NY

# SORATRA MASINA,

DIA NY

## TESTAMENTA TALOHA

SY NY

## TESTAMENTA VAOVAO.

---

NADIKA AVY TAMY NY TENY HEBREO SY GRIKA.

---

*(Revision Committee's Version, 1887.)*

LONDON:
BRITISH AND FOREIGN BIBLE SOCIETY.
1889.

NY

# ANARAN' NY BOKY

SY NY

## ISAN' NY TOKONY AVY.

| | Misy toko |
|---|---|
| GENESISY, na Fiandohana | 50 |
| Eksodosy, na Fahafahana | 40 |
| Levitikosy, na Fisoronana | 27 |
| Nomery, na Fanisana | 36 |
| Deoteronomia, na Famerenan-teny | 34 |
| Josoa | 24 |
| Mpitsara | 21 |
| Rota | 4 |
| Samoela I. | 31 |
| Samoela II. | 24 |
| Mpanjaka I. | 22 |
| Mpanjaka II. | 25 |
| Tantara I. | 29 |
| Tantara II. | 36 |
| Ezra | 10 |
| Nehemia | 13 |
| Estera | 10 |
| Joba | 42 |
| Salamo | 150 |
| Ohabolana | 31 |
| Mpitoriteny | 12 |
| Tonon-kirany Solomona | 8 |
| Isaia | 66 |
| Jeremia | 52 |
| Fitomaniana | 5 |
| Ezekiela | 48 |
| Daniela | 12 |
| Hosea | 14 |
| Joela | 3 |
| Amosa | 9 |
| Obadia | 1 |
| Jona | 4 |
| Mika | 7 |
| Nahoma | 3 |
| Habakoka | 3 |
| Zefania | 3 |
| Hagay | 2 |
| Zakaria | 14 |
| Malakia | 4 |

# GENESISY,

## NA FIANDOHANA.

---

*Ny namoronan' Andriamanitra izao*
*tontolo izao.*

I. TAMY ny voalohany Andria-
manitra nahary ny lanitra
sy ny tany.
2 Ary ny tany dia tsy nisy en-
drika sady foana; ary aizina no
tambonin' ny lalina. Ary ny Fa-
nahin' Andriamanitra nanomba
tambonin' ny rano.
3 Ary Andriamanitra nanao hoe:
Misia mazava; dia nisy mazava.
4 Ary hitan' Andriamanitra fa
tsara ny mazava; ary nampisara-
hin' Andriamanitra ny mazava sy
ny maizina. 5 Ary Andriamanitra
nanao ny mazava hoe andro; ary
ny maizina nataony hoe alina. Dia
nisy hariva, ary nisy maraina,—
andrô voalohany izany.
6 Ary Andriamanitra nanao hoe:
Misia habakabaka eo anelanelan' ny
rano; ary aoka hampisaraka ny
rano amy ny rano izy. 7 Ary
Andriamanitra nanao ny habaka-
baka ka nampisaraka ny rano am-
banin' ny habakabaka tamy ny
rano ambonin' ny habakabaka; dia
nisy izany. 8 Ary Andriamanitra
nanao ny habakabaka hoe lanitra.
Dia nisy hariva, ary nisy maraina,
—andro faharoa izany.
9 Ary Andriamanitra nanao hoe:
Aoka hiangona ny rano eny amba-
nin' ny lanitra ho eo amy ny fitoe-
rana iray, ary aoka hiseho ny mai-
na; dia nisy izany. 10 Ary An-
driamanitra nanao ny maina hoe
tany; ary ny rano tafangona natao-
ny hoe ranomasina. Ary hitan'
Andriamanitra fa tsara izany.

11 Ary Andriamanitra nanao
hoe: Aoka ny tany haniry ahitra
sy anana mamoa ary hazo fihinam-
boa izay mamoa, samy araka ny
karazany avy, ka manam-boa ao
aminy, eny ambonin' ny tany; dia
nisy izany. 12 Ary ny tany naniry
ahitra sy anana mamoa, samy araka
ny karazany avy, ary hazo mamoa
izay manam-boa ao aminy, samy
araka ny karazany avy. Ary hitan'
Andriamanitra fa tsara izany. 13
Dia nisy hariva, ary nisy maraina,
—andro fahatelo izany.
14 Ary Andriamanitra nanao
hoe: Misia fanazavana eny amy ny
habakabaky ny lanitra hampisaraka
ny andro sy ny alina; ary aoka ho
famantarana sy ho fotoana ary ho
andro sy taona ireo. 15 Ary aoka
ho fanazavana eny amy ny habaka-
baky ny lanitra izy hanazava eny
ambonin' ny tany; dia nisy izany.
16 Ary Andriamanitra nanao ny
fanazavana roa lehibe—dia ny fa-
nazavana lehibe ho mpanapaka ny
andro ary ny fanazavana kely ho
mpanapaka ny alina—sy ny kin-
tana. 17 Ary Andriamanitra na-
metraka azy eny amy ny habaka-
baky ny lanitra hanazava eny
ambonin' ny tany, 18 sy ho mpa-
napaka ny andro sy ny alina, ary
hampisaraka ny mazava sy ny mai-
zina. Ary hitan' Andriamanitra
fa tsara izany. 19 Dia nisy hariva,
ary nisy maraina,—andro fahefatra
izany.
20 Ary Andriamanitra nanao
hoe: Aoka ny rano ho be zava-
manan-aina; ary aoka hisy vorona
hanidina ambonin' ny tany eny amy

ny habakabaky ny lanitra. 21 Ary
Andriamanitra nahary ny biby va-
venty anaty rano sy ny zava-manan-
aina mihetsiketsika rehetra, izay
efa betsaka ao amy ny rano, samy
araka ny karazany avy, ary ny
voro-manidina rehetra, samy araka
ny karazany avy. Ary hitan' An-
driamanitra fa tsara izany. 22 Ary
Andriamanitra nitso-drano azy hoe:
Maroa anaka sy mihabetsaha ary
mamenoa ny rano ao amy ny ra-
nomasina; ary aoka ny vorona hi-
hamaro eny ambonin' ny tany. 23
Dia nisy hariva, ary nisy maraina,
—andro fahadimy izany.
24 Ary Andriamanitra nanao
hoe: Aoka ny tany hamoaka zava-
manan-aina, samy araka ny kara-
zany avy, dia biby fiompy sy biby
mandady na mikisaka ary bibi-dia,
samy araka ny karazany avy; dia
nisy izany. 25 Ary Andriamanitra
nanao ny bibi-dia, samy araka ny
karazany avy, sy ny biby fiompy,
samy araka ny karazany avy, ary
ny biby rehetra izay mandady na
mikisaka amy ny tany, samy araka
ny karazany avy. Ary hitan' An-
driamanitra fa tsara izany.
26 Ary Andriamanitra nanao
hoe: Andeha Isika hamorona olona
tahaka ny endritsika, araka ny ta-
rehintsika; ary aoka izy hanjaka
amy ny hazandrano ao amy ny
ranomasina sy ny voro-manidina sy
ny biby fiompy sy ny tany rehetra
ary ny biby rehetra izay mandady
na mikisaka amy ny tany. 27 Ary
Andriamanitra nahary ny olona ta-
haka ny endriny; tahaka ny endrik'
Andriamanitra no namoronany
azy; lahy sy vavy no namoronany
azy.
28 Ary Andriamanitra nitso-
drano azy hoe: Maroa fara sy
mihabetsaha ary mamenoa ny tany,
ka mampanompoa azy; ary manjakà
amy ny hazandrano ao amy ny ra-
nomasina sy ny voro-manidina ary
ny biby rehetra izay mihetsiketsika
ambonin' ny tany.
29 Ary Andriamanitra nanao
hoe: Indro, efa nomeko anareo ny
anana manintsam-boa rehetra izay
ambonin' ny tany rehetra ary ny
hazo rehetra izay misy voa sady
manintsam-boa; dia ho fihinana ho
anareo ireny. 30 Ary ny amy ny
bibi-dia rehetra sy ny voro-manidina
rehetra ary ny zava-manan-aina
rehetra izay mandady na mikisaka
amy ny tany, dia efa nomeko azy
ny zava-maitso rehetra ho fihinany;
dia nisy izany.
31 Ary hitan' Andriamanitra
izay rehetra nataony, ary, indro,
tsara indrindra izany. Dia nisy
hariva, ary nisy maraina,—andro
fahenina izany.
II. Dia vita ny lanitra sy ny tany
sy izay rehetra ao aminy. 2
Ary tamy ny andro fahafito dia
vitan' Andriamanitra ny asa efa
nataony; ary dia nitsahatra tamy
ny andro fahafito Izy tamy ny
asany rehetra izay efa nataony. 3
Ary Andriamanitra nitahy ny andro
fahafito sy nanamasina azy, satria
tamin' izany no nitsaharan' Andria-
manitra tamy ny asany rehetra
izay noforoniny tamy ny nanaovany
azy.

*Ny saha tao Edena, sy ny toetry ny olombelona fony tsy mbola nanota izy.*

4 ARY izao no tantaran' ny la-
nitra sy ny tany tamy ny
namoronana azy, dia tamy ny andro
nanaovany Jehovah Andriamanitra
ny tany sy ny lanitra: 5 Ny hazo
madinika famboly dia tsy mbola nisy
teo amy ny tany, ary ny anana fam-
boly tsy mbola nisy naniry; fa tsy
mbola nampilatsaka ranonorana tam-
bonin' ny tany Jehovah Andria-
manitra, ary tsy nisy olona hiasa ny
tany; 6 nefa nisy zavona niakatra
avy tamy ny tany ka nandena ny
tany rehetra.
7 Ary vovo-tany no namoronany
Jehovah Andriamanitra ny olona,
ary nofofoniny fofonaina mahave-

lona ny vavorony; dia tonga olom-
belona izy.[1]
8 Ary Jehovah Andriamanitra
nanao saha tao Edena tany atsina-
nana, ka napetrany tao ralehilahy
izay noforoniny. 9 Ary nampani-
riny Jehovah Andriamanitra teo
amy ny tany ny hazo rehetra izay
maha-te-hizaha sady tsara ho fihi-
nana, ary ny hazon' aina teo afo-
voan' ny saha sy ny hazo fahalalana
ny tsara sy ny ratsy.
10 Ary nisy ony nivoaka avy
tao Edena handena ny saha; hatreo
izy dia nizara ka nisampana efatra:[2]
11 Ny anaran' ny voalohany dia
Pisona; io no mandeha manodidina
ny tany Havila rehetra, izay misy
ny volamena; 12 ary tsara ny vo-
lamena amin' izany tany izany; any
ny bedola sy ny vato beryla. 13
Ary ny anaran' ny ony faharoa dia
Gihona; io no mandeha manodidina
ny tany Kosy rehetra. 14 Ary ny
anaran' ny ony fahatelo dia Hide-
kela; io no mandeha tandrifiny
Asyria. Ary ny ony fahefatra dia
Eofrata.
15 Ary Jehovah Andriamanitra
nitondra an-dralehilahy ka nampo-
nina azy tao amy ny saha Edena
hiasa sy hitandrina azy.
16 Ary Jehovah Andriamanitra
nandidy an-dralehilahy ka nanao
hoe: Ny hazo rehetra eo amy ny
saha dia azonao ihinanana hiany;
17 fa ny hazo fahalalana ny tsara
sy ny ratsy dia aza ihinanana;
fa amy ny andro izay hihinananao
azy dia ho faty tokoa hianao.
18 Ary Jehovah Andriamanitra
nanao hoe: Tsy tsara raha irery
ralehilahy; dia hanaovako vady
sahaza[3] ho azy izy.
19 Ary tany no namoronany
Jehovah Andriamanitra ny bibi-dia
rehetra sy ny voro-manidina rehetra;
dia nentiny tany amin-dralehilahy
ireny hahitany izay hanononany azy
avy; ary izay rehetra nanononan-
dralehilahy ny zava-manan-aina re-
hetra, dia izany no anarany. 20
Dia nomen-dralehilahy anarana ny
biby fiompy rehetra sy ny voro-
manidina mbamy ny bibi-dia re-
hetra; nefa tsy hita izay vady
sahaza[3] ho an-dralehilahy.
21 Ary Jehovah Andriamanitra
nahasondrian-tory an-dralehilahy,
ka dia natory izy; dia naka ny
taolan-tehezany anankiray Izy ka
nanakombona nofo ho solony. 22
Ary ny taolan-tehezana izay nalainy
Jehovah Andriamanitra tamin-dra-
lehilahy dia nataony[4] vehivavy ka
nentiny tany amin-dralehilahy. 23
Ary hoy ralehilahy: Ankehitriny
dia taolana avy amy ny taolako sy
nofo avy amy ny nofoko ity; ity
dia hatao hoe vehivavy,[5] satria le-
hilahy[6] no nanalana azy.
24 Ary noho izany ny lehilahy
dia handao ny rainy sy ny reniny
ka hikambana amy ny vadiny; ary
dia ho nofo iray hiany ireo.
25 Ary nitanjaka izy mivady,
dia ralehilahy sy ny vadiny, nefa
tsy nahalala henatra izy.

*Ny nanotany Adama sy Eva, sy izay nataon' Andriamanitra taminy.*

III. ARY ny menarana dia fetsy
noho ny bibi-dia rehetra
izay nataony Jehovah Andriama-
nitra. Ary hoy izy tamin-drave-
hivavy: Hanky! efa nataon' An-
driamanitra hoe: Aza ihinananareo
ny hazo rehetra eo amy ny saha?
2 Fa hoy ravehivavy tamy ny me-
narana: Ny voan' ny hazo eo amy
ny saha dia azonay ihinanana hiany;
3 fa ny voan' ny hazo eo afovoan'
ny saha kosa no efa nataon' Andria-
manitra hoe: Aza ihinananareo na
tendrenareo izany, fandrao maty
hianareo. 4 Ary hoy ny menara-
na tamin-dravehivavy: Tsy ho faty
tsy akory hianareo; 5 fa fantatr'

[1] *Heb.* tonga manan-aina ny olona. [2] *Heb.* tonga lohany efatra.
[3] *Heb.* mpanampy tandrifiny. [4] *Heb.* narafiny. [5] *Heb.* ishah. [6] *Heb.* ish.

Andriamanitra fa amin' izay andro
hihinananareo azy dia hahiratra ny
masonareo, ka ho tahaka an' An-
driamanitra hianareo, hahalala ny
tsara sy ny ratsy.
6 Ary hitan-dravehivavy fa tsara
ho fihinana ny hazo sady mahafina-
ritra ny maso ary hazo mahatsiriri-
tra hampahahendry,[1] dia nanotazany
ny voany ka nihinanany; ary nome-
ny koa ny vadiny, ka dia nihinana
izy.
7 Dia nahiratra ny mason' izy
mivady, ka fantany fa mitanjaka
izy; ary nanjaitra ravin' aviavy[2]
izy, ka nataony sikina ho azy.
8 Ary nandre any Jehovah An-
driamanitra nitsangantsangana teo
amy ny saha izy, rehefa ho hariva
ny andro; ary ralehilahy sy ny
vadiny niery ny tavany Jehovah
Andriamanitra tao anaty hazo tao
amy ny saha.
9 Ary Jehovah Andriamanitra
dia niantso an-dralehilahy ka nanao
taminy hoe: Aiza moa hianao? 10
Dia hoy izy: Nandre Anao tao amy
ny saha aho; dia natahotra aho,
satria mitanjaka, ka dia niery.
11 Ary hoy Izy: Iza moa no
nanambara taminao fa mitanjaka
hianao? Efa nihinananao va ny
hazo izay nandrarako anao tsy hihi-
nananao? 12 Dia hoy ralehilahy:
Ny vehivavy izay nomenao ho nama-
ko, izy no nanome ahy ny voan-
kazo, ka dia nihinana aho.
13 Ary hoy Jehovah Andria-
manitra tamin-dravehivavy: Inona
izao nataonao izao? Dia hoy rave-
hivavy: Ny menarana no namitaka
ahy, ka dia nihinana aho.
14 Ary hoy Jehovah Andriama-
nitra tamy ny menarana: Satria
nanao izany hianao, koa amy ny
biby fiompy rehetra sy ny bibi-dia
rehetra dia hianao no voaozona:[3]
ny kibonao no handehananao, ary
vovo-tany no hohaninao amy ny
andro rehetra hiainanao. 15 Dia
hampifandrafesiko hianao sy ny
vehivavy ary ny taranakao sy ny
taranany: izy hanorotoro ny loha-
nao, ary hianao kosa hanorotoro
ny ombelahin-tongony.
16 Ary hoy koa Izy tamin-drave-
hivavy: Hahabe dia hahabe ny
fahorianao Aho, indrindra fa raha
manan-anaka hianao; ary fahoriana
no hiterahanao zanaka; ary ny va-
dinao no hianteheran' ny fanirianao,
ka izy no hanapaka anao.
17 Ary hoy koa Izy taminy
Adama: Satria efa nihaino ny feon'
ny vadinao hianao, ka nihinananao
ny hazo izay nandrarako anao hoe:
Aza ihinananao izany, dia voaozona
ny tany noho izay nataonao; faho-
riana no hihinananao ny vokany
amy ny andro rehetra hiainanao.
18 Ary haniry tsilo sy hery ho
anao izy; ary hohaninao ny anana
famboly. 19 Ny fahatsembohan'
ny tavanao no hahazoanao hanina
mandra-piverinao any amy ny tany;
fa ny tany no nanalana anao; fa
vovoka hianao, ary hiverina ho amy
ny[4] vovoka indray hianao.
20 Ary ralehilahy nanao ny ana-
ran' ny vadiny hoe Eva,[5] satria izy
no renin' ny olombelona rehetra.
21 Ary Jehovah Andriamanitra
nanao akanjo hoditra ho any Adama
sy ny vadiny ka nampiakanjo azy.
22 Ary hoy Jehovah Andriama-
nitra: Indro, ny olona efa tonga
tahaka ny anankiray amintsika ka
hahalala ny tsara sy ny ratsy; ary
ankehitriny, andrao haninjitra ny
tànany izy, ka hakany koa ny hazon'
aina, ary hohaniny, ka ho velona
mandrakizay izy; 23 ka dia neso-
riny Jehovah Andriamanitra tamy
ny saha Edena izy hiasa ny tany
izay nanalana azy. 24 Eny, noroa-
hiny ny olona; ary nampitoeriny
tany atsinanan' ny saha Edena ny
kerobima sy ny lelafon' ny saba-

---

[1] *Na:* maha-te-hizaha. [2] aviavimbazaha. [3] *Na:* Satria nanao izany hianao, dia voaozona mihoatra noho ny biby, etc. [4] *Na:* hody. [5] Eva = Aina.

tra mihebiheby hiambina ny làlana
mankany amy ny hazon' aina.

*Ny aminy Kaina sy Abela.*

IV. ARY Adama nahalala any
Eva vadiny; dia nanan-
anaka Eva ka niteraka any Kaina,
ary hoy izy: Efa nahazo zazalahy
taminy Jehovah aho. 2 Ary nite-
raka any Abela[1] rahalahiny koa
izy. Ary Abela dia mpiandry ondry,
fa Kaina kosa mpiasa tany.
3 Ary rehefa afaka elaela, dia
nitondrany Kaina ny vokatry ny
tany ho fanatitra ho any Jehovah;
4 fa nitondrany Abela kosa ny
voalohan-terak' ondriny, dia izay
matavy.
Ary Jehovah nankasitraka any
Abela mbamy ny fanatiny; 5 fa
Kaina mbamy ny fanatiny kosa tsy
mba nankasitrahany. Dia tezitra
indrindra Kaina, sady nanjombona
ny tarehiny.
6 Ary hoy Jehovah taminy Kaina:
Nahoana no tezitra hianao? Ary
nahoana no manjombona ny tarehi-
nao? 7 Raha tsara toetra hianao,
moa tsy ho miramirana va?[2] Fa
raha tsy tsara toetra kosa hianao,
dia mamitsaka eo am-baravarana ny
ota; ary hianao no kendren' ny
faniriany, kanefa hianao no tokony
hanapaka azy.
8 Ary Kaina niteny[3] taminy
Abela rahalahiny; ary nony tany
an-tsaha izy mirahalahy, dia nitsan-
gana Kaina nanatona any Abela
rahalahiny ka namono azy.
9 Ary hoy Jehovah taminy Kai-
na: Aiza Abela rahalahinao? Fa
hoy izy: Asa; moa mpitandrina ny
rahalahiko va aho? 10 Ary hoy
Izy: Inona no nataonao? Ny feon'
ny ran' ny rahalahinao mitaraina
amiko avy amy ny tany. 11 Ary
ankehitriny dia voaozona hianao
hiala amy ny tany onenana,[4] izay
nivava hitelina ny ran' ny rahalahi-
nao nalatsaky ny tànanao. 12 Raha
miasa ny tany hianao, tsy mba haha-
vokatra ho anao intsony izy; ho
mpanjenjena sy mpirenireny eny
ambonin' ny tany hianao.
13 Dia hoy Kaina taminy Jeho-
vah: Lehibe ny valin' ny heloko[5]
mihoatra noho izay zakako.[6] 14
Indro, efa noroahinao hiala amy ny
tany onenana aho andro any; dia
hiery[7] ny tavanao aho, ary ho mpan-
jenjena sy mpirenireny eny am-
bonin' ny tany; koa na iza na iza
hahita ahy dia hamono ahy.
15 Ary hoy Jehovah taminy:
Noho izany na iza na iza hamono
any Kaina, dia hovaliana fito heny
izy. Ary Jehovah nanao famanta-
rana ho any Kaina, mba tsy hisy
hamono azy izay rehetra hahita azy.
16 Ary Kaina dia niala teo ana-
trehany Jehovah ka nonina tao amy
ny tany Noda[8] tandrifiny Edena.

*Ny taranaky Kaina, sy ny nahatera-
hany Seta.*

17 ARY Kaina nahalala ny vadi-
ny, dia nanan-anaka ravehi-
vavy ka niteraka any Enoka; ary
nanorina vohitra Kaina, ka ny
anaran' ny vohitra dia nataony hoe
Enoka, araka ny anaran' ny zanani-
lahy.
18 Ary Enoka niteraka any Ira-
da; ary Irada niteraka any Meho-
jaela; ary Mehojaela niteraka any
Metosaela; ary Metosaela niteraka
any Lameka.
19 Ary Lameka nampirafy roa:
ny anaran' ny anankiray Ada, ary
ny anaran' ny anankiray Zila. 20
Ary Ada niteraka any Jabala; izy no
rain' ny mpitoetra an-day, miandry
omby aman-ondry. 21 Ary ny
anaran' ny rahalahiny dia Jobala;
izy no rain' ny mpitendry lokanga
sy mpitsoka sodina rehetra. 22 Ary

[1] Abela = Fofonaina, *na* Zavapoana.
[2] *Heb.* tsy hisy fisandratana va?
[3] *Heb.* nanao hoe.
[4] *Na:* dia hihatra aminao ny ozona avy amy ny tany.
[5] *Heb.* ny heloko.
[6] *Na:* mihoatra noho ny azo avela.
[7] *Na:* ka ho takona.
[8] Noda = Firenirenena.

Zila kosa niteraka any Tobala-kaina,
mpanefy fiasana maranitra, na vara-
hina na vy; ary ny anabaviny
Tobala-kaina dia Nama.
23 Ary hoy Lameka tamy ny
vadiny:

Ry Ada sy Zila ô, mihainoa ny
feoko;
Ry vadiny Lameka, mitandrema
ny teniko:
Efa namono[1] lehilahy aho noho
ny feriko,
Ary tovolahy noho ny fahara-
trako.
24 Raha valiana fito heny izay
mamono any Kaina,
Dia fito amby fito-polo heny kosa
izay mamono any Lameka.

25 Ary Adama nahalala ny va-
diny indray, ka dia niteraka zazalahy
ravehivavy; ary ny anarany natao-
ny hoe Seta;[2] fa Andriamanitra,
*hoy izy*, efa nanome ahy zanaka
anankiray koa ho solony Abela,
satria novonoiny Kaina izy. 26
Ary Seta koa niteraka zazalahy;
ary ny anarany nataony hoe Enosy.
Tamin' izany no vao niantsoana ny
anarany Jehovah.

*Ny taranaky Adama taminy Seta ka hatraminy Noa.*

V. ITY no boky milaza ny taranaky
Adama:
Tamy ny andro namoronan' An-
driamanitra ny olona dia tahaka ny
tarehin' Andriamanitra no nanao-
vany azy; 2 lahy sy vavy no namo-
ronany azy; dia nitahy azy Izy ka
nanao ny anarany hoe Adama tamy
ny andro namoronany azy.
3 Ary rehefa telo-polo amby zato
taona ny andro niainany Adama,
dia niteraka tahaka ny tarehiny,
araka ny endriny, izy; ary ny ana-
rany nataony hoe Seta. 4 Ary ny
androny Adama taorian' ny nitera-
hany any Seta dia valon-jato taona;
ary niteraka zazalahy sy zazavavy
izy. 5 Ary ny andro rehetra niai-
nany Adama dia telo-polo amby
sivin-jato taona; dia maty izy.
6 Ary rehefa dimy amby zato
taona ny andro niainany Seta, dia
niteraka any Enosy izy. 7 Ary ny
andro niainany Seta taorian' ny
niterahany any Enosy dia fito amby
valon-jato taona; ary niteraka zaza-
lahy sy zazavavy izy. 8 Ary ny
andro rehetra niainany Seta dia roa
amby ny folo amby sivin-jato taona;
dia maty izy.
9 Ary rehefa sivi-folo taona ny
andro niainany Enosy, dia niteraka
any Kenana izy. 10 Ary ny andro
niainany Enosy taorian' ny nitera-
hany any Kenana dia dimy amby
ny folo amby valon-jato taona; ary
niteraka zazalahy sy zazavavy izy.
11 Ary ny andro rehetra niainany
Enosy dia dimy amby sivin-jato
taona; dia maty izy.
12 Ary rehefa fito-polo taona ny
andro niainany Kenana, dia niteraka
any Mahalalila izy. 13 Ary ny
andro niainany Kenana taorian' ny
niterahany any Mahalalila dia efa-
polo amby valon-jato taona; ary
niteraka zazalahy sy zazavavy izy.
14 Ary ny andro rehetra niainany
Kenana dia folo amby sivin-jato
taona; dia maty izy.
15 Ary rehefa dimy amby enim-
polo taona ny andro niainany Maha-
lalila, dia niteraka any Jareda izy.
16 Ary ny andro niainany Mahala-
lila taorian' ny niterahany any
Jareda dia telo-polo amby valon-jato
taona; ary niteraka zazalahy sy
zazavavy izy. 17 Ary ny andro
rehetra niainany Mahalalila dia
dimy amby sivi-folo amby valon-
jato taona; dia maty izy.
18 Ary rehefa roa amby enim-
polo amby zato taona ny andro
niainany Jareda, dia niteraka any
Enoka izy. 19 Ary ny andro niai-
nany Jareda taorian' ny niterahany
any Enoka dia valon-jato taona;
ary niteraka zazalahy sy zazavavy

[1] *Na:* mamono. [2] Seta = Nomena (ho solo).

izy. 20 Ary ny andro rehetra niai-
nany Jareda dia roa amby enim
polo amby sivin-jato taona; dia
maty izy.
21 Ary rehefa dimy amby enim-
polo taona ny andro niainany Enoka,
dia niteraka any Metosela izy. 22
Ary niara-nandeha tamin' Andria-
manitra telon-jato taona Enoka tao-
rian' ny niterahany any Metosela;
ary niteraka zazalahy sy zazavavy
izy. 23 Ary ny andro rehetra niai-
nany Enoka dia dimy amby enim-
polo amby telon-jato taona. 24 Ary
niara-nandeha tamin' Andriamani-
tra Enoka; ka tsy hita izy, fa
nentin' Andriamanitra.
25 Ary rehefa fito amby valo-
polo amby zato taona ny andro niai-
nany Metosela, dia niteraka any
Lameka izy. 26 Ary ny andro
niainany Metosela taorian' ny nite-
rahany any Lameka dia roa amby
valo-polo amby fiton-jato taona; ary
niteraka zazalahy sy zazavavy izy.
27 Ary ny andro rehetra niainany
Metosela dia sivy amby enim-polo
amby sivin-jato taona; dia maty
izy.
28 Ary rehefa roa amby valc-
polo amby zato taona ny andro niai-
nany Lameka, dia niteraka zazalahy
izy; 29 ary ny anarany nataony
hoe Noa,[1] fa hoy izy: Ity no ham-
pionona antsika amy ny asantsika
sy ny fisasaran' ny tànantsika noho
ny tany izay voaozony Jehovah.
30 Ary ny andro niainany La-
meka taorian' ny niterahany any
Noa dia dimy amby sivi-folo amby
diman-jato taona; ary niteraka za-
zalahy sy zazavavy izy. 31 Ary
ny andro rehetra niainany Lameka
dia fito amby fito-polo amby fiton-
jato taona; dia maty izy.
32 Ary rehefa diman-jato taona
Noa, dia niteraka any Sema sy
Hama ary Jafeta izy.

*Noa sy ny safo-drano.*

VI. ARY raha vao nihamaro ny
olona tambonin' ny tany
ka niteraka zazavavy maro, 2 dia
hitan' ny zanak' Andriamanitra fa
tsara tarehy ny zanakavavin' ny
olona; ka dia nifidy vady ho azy
tamin' izy rehetra araka izay tiany
izy.
3 Ary hoy Jehovah: Tsy mba
hanapaka[2] mandrakariva ao amy
ny olona ny Fanahiko, fa amy ny
faniavany dia nofo izy;[3] nefa[4] ho
roa-polo amby zato taona ny an-
drony.
4 Ny Nefilima nitoetra tambonin'
ny tany tamin' izany andro izany,
sy taorian' izany koa, raha nivady
tamy ny zanakavavin' ny olona ny
zanak' Andriamanitra, ka nitera-
hany; ireo no ilay olo-mahery hatri-
zay ela izay, dia ny lehilahy nanan-
daza.
5 Ary hitany Jehovah fa be ny
faharatsian' ny olona tambonin' ny
tany, ka izay fisainana rehetra avy
amy ny fony dia ratsy hiany man-
dritra ny andro. 6 Ary Jehovah
nanenina noho ny nanaovany olona
tambonin' ny tany, ka nalahelo ny
fony. 7 Dia hoy Jehovah: Ha-
ringako tsy hisy ambonin' ny tany
ny olona izay noforoniko, hatramy
ny olona ka hatramy ny biby fiompy
sy ny biby mandady na mikisaka
mbamy ny voro-manidina; fa mane-
nina Aho noho ny nanaovako azy
8 Fa Noa kosa nahita fitia teo
imasony Jehovah.
9 Ary izao no tantarany Noa:
Noa dia lehilahy marina sady tsy
nisy tsiny teo amy ny olona niara-
belona taminy; eny, niara-nandeha
tamin' Andriamanitra Noa. 10 Ary
Noa niteraka zanaka telo miraha-
lahy, dia Sema sy Hama ary Jafeta.
11 Ary simba ny tany teo ana-
trehan' Andriamanitra sady heni-

[1] Noa = Fitsaharana.
[2] *Na:* hitsara, *na* hifandahatra.
[3] *Na:* satria nofo koa izy.
[4] *Na:* ka.

doza; 12 dia hitan' Andriamanitra
ny tany, ka, indro, efa simba izy;
fa ny nofo rehetra samy efa na-
nimba ny làlany avy tambonin' ny
tany.
13 Dia hoy Andriamanitra ta-
miny Noa: Ny faran' ny nofo re-
hetra efa mby eto anatrehako, satria
efa heni-doza ny tany noho ny amy
ny olona, ka, indro, efa handringana
azy mbamy ny tany Aho. 14 Koa
manaova sambo-fiara ho anao amy
ny hazo gofera;[1] ary hasianao efi-
trefitra ny sambo-fiara, ka hopeta-
hanao dity ao anatiny sy eo ivelany
izy. 15 Ary toy izao no hanaova-
nao azy: hakiho telon-jato ny lavan'
ny sambo-fiara, hakiho dimam-polo
ny sakany, ary hakiho telo-polo ny
hahavony. 16 Ary hasianao fidiran'
ny mazava[2] ny sambo-fiara, ary amy
ny hakiho iray no hahavitanao azy
hatreo ambony; ary hasianao vara-
varana ny rindrin' ny sambo-fiara;
hataonao efitra telo mifanongoa izy.
17 Ary, indro, Izaho efa haha-
tonga ny safo-drano ambonin' ny
tany handringana ny nofo rehetra
izay manam-pofonaina ambanin' ny
lanitra; dia ho faty izay rehetra eo
amy ny tany. 18 Nefa kosa hao-
riko ny fanekeko aminao; ary hidi-
tra ao anatin' ny sambo-fiara hianao
sy ny vadinao aman-janakao mbamy
ny vinantonao-vavy miaraka aminao.
19 Ary ny zava-manan-aina rehetra,
dia ny nofo rehetra, hitondranao
roa avy isan-karazany ho ao anatin'
ny sambo-fiara, hovelomina miaraka
aminao; ho lahy sy vavy avy ireo.
20 Ny vorona, samy araka ny kara-
zany avy, ary ny biby, samy araka
ny karazany avy, ary ny biby rehe-
tra izay mandady na mikisaka amy
ny tany, samy araka ny karazany
avy, dia roa avy isan-karazany no
hankeo aminao hovelomina. 21
Ary analao ho anao ny zavatra
rehetra izay mety ho fihinana, ka
angony ho eo aminao; dia ho fihi-
nana ho anao sy ho an' ireo koa
izany.
22 Dia nataony Noa izany; ara-
ka izay rehetra nandidian' Andria-
manitra azy no nataony.

VII. Ary hoy Jehovah taminy
Noa: Midira ao anatin' ny
sambo-fiara hianao mbamy ny an-
kohonanao rehetra, satria hianao no
hitako fa marina eo anatrehako
amin' izao olona miara-belona ami-
nao izao. 2 Ny biby madio rehetra
isan-karazany dia hanalanao ho ao
aminao fito avy, lahy sy vavy; ary
ny biby tsy madio isan-karazany roa
avy, lahy sy vavy; 3 ary ny voro-
manidina koa isan-karazany fito avy,
lahy sy vavy: mba tsy ho lany ta-
ranaka ambonin' ny tany rehetra
ireny. 4 Fa raha afaka hafitoana,
Izaho hampilatsaka ranonorana
ambonin' ny tany efa-polo andro sy
efa-polo alina; ary ny zavatra ve-
lona rehetra izay nataoko dia harin-
gako tsy ho ambonin' ny tany.
5 Ary Noa nanao araka izay re-
hetra nandidiany Jehovah azy.
6 Ary efa enin-jato taona Noa,
raha tonga tambonin' ny tany ny
safo-drano. 7 Ary Noa sy ny va-
diny aman-janany mbamy ny vinan-
toni-vavy niaraka taminy dia niditra
tao anatin' ny sambo-fiara mba tsy
ho tratry ny safo-drano. 8 Ary ny
biby madio sy ny biby izay tsy
madio sy ny vorona mbamin' izay
rehetra mandady na mikisaka amy
ny tany, 9 dia nisy niditra tsiroaroa
ho ao aminy Noa tao anatin' ny
sambo-fiara, dia lahy sy vavy, araka
izay nandidian' Andriamanitra any
Noa. 10 Ary rehefa afaka hafito-
ana, dia tonga tambonin' ny tany ny
safo-drano.
11 Tamy ny andro fahafito amby
ny folo tamy ny volana faharoa
tamy ny fahenin-jato taona niainany
Noa, tamin' izany andro izany dia
nipoitra ny loharano rehetra amy
ny lalina lehibe, ary nivoha ny va-

[1] kypreso (?). [2] *Na*: tafo.

ravaran' ny lanitra. 12 Dia nisy
ranonorana nivatravatra tamy ny
tany efa-polo andro sy efa-polo alina.
13 Androtrizay indrindra dia efa
tafiditra tao anatin' ny sambo-fiara
Noa sy Sema sy Hama ary Jafeta,
zanakalahiny Noa, mbamy ny vadiny
Noa ary ny vinantony telo
vavy niaraka taminy; 14 dia izy
ireo sy ny bibi-dia rehetra, samy
araka ny karazany avy, sy ny biby
fiompy rehetra, samy araka ny karazany
avy, ary ny biby rehetra izay
mandady na mikisaka amy ny tany,
samy araka ny karazany avy, ary
ny vorona rehetra, samy araka ny
karazany avy, dia ny voronkely sy
ny manana elatra rehetra. 15 Dia
niditra tao aminy Noa tao anatin'
ny sambo-fiara ireo, dia tsiroaroa
avy tamy ny nofo rehetra izay manam-pofonaina.
16 Ary izay niditra
tao dia lahy sy vavy, avy tamy ny
nofo rehetra, araka izay nandidian'
Andriamanitra any Noa; ary narindriny
Jehovah tao izy.

17 Ary naharitra efa-polo andro
tambonin' ny tany ny safo-drano,
dia tonga betsaka ny rano ka nanainga
ny sambo-fiara, dia nitsinkafona
ho afaka amy ny tany izy.
18 Ary nahery ny rano ka tonga betsaka
indrindra tambonin' ny tany;
dia nandeha teny ambonin' ny rano
ny sambo-fiara. 19 Ary nahery dia
nahery indrindra ny rano teny
ambonin' ny tany, ka voasarona ny
tendrombohitra avo rehetra izay
tambanin' ny lanitra rehetra. 20
Dimy amby ny folo hakiho no
nihoaran' ny rano, ka voasarona ny
tendrombohitra.

21 Dia maty ny nofo rehetra izay
nihetsiketsika tambonin' ny tany,
dia ny vorona sy ny biby fiompy sy
ny bibi-dia sy ny biby rehetra izay
mandady na mikisaka amy ny tany
ary ny olona rehetra. 22 Izay
rehetra nanam-pofonaina teo ambavorony,
avy tamin' izay rehetra
teo amy ny tany maina, dia maty
avokoa. 23 Ary naringana ny zavatra
velona rehetra izay tambonin'
ny tany, hatramy ny olona ka
hatramy ny biby fiompy sy ny zavamandady
na mikisaka ary ny voromanidina;
dia naringana tsy ho
amy ny tany ireny; ary Noa sy
izay niara-nitoetra taminy tao anatin'
ny sambo-fiara hiany no sisa
velona.

24 Ary nahery tambonin' ny
tany dimam-polo amby zato andro
ny rano.

VIII. Ary Andriamanitra nahatsiaro
any Noa mbamy ny
bibi-dia rehetra ary ny biby fiompy
rehetra, izay niara-nitoetra taminy
tao anatin' ny sambo-fiara; ary
Andriamanitra nampandeha rivotra
eran' ny tany, ka dia nihena
ny rano. 2 Ary tampina ny loharanon'
ny lalina sy ny varavaran'
ny lanitra, ka nitsahatra ilay ranonorana
nivatravatra avy tany andanitra.
3 Ary nihena niandalana
niala tamy ny tany ny rano;
ary rehefa afaka dimam-polo amby
zato andro, dia efa nihena ny rano.

4 Dia nipetraka teo amy ny tendrombohitra
any Ararata ny sambofiara
tamy ny andro fahafito amby
ny folo tamy ny volana fahafito. 5
Ary ny rano dia mbola nihena niandalana
hatramy ny volana fahafolo;
tamy ny andro voalohany tamy ny
volana fahafolo dia niseho ny tampon'
ny tendrombohitra.

6 Ary rehefa afaka efa-polo andro,
dia novohany Noa ny varavarankelin'
ny sambo-fiara izay efa
nataony. 7 Dia namoaka goaika
anankiray izy, ary niverimberina
mandra-pahaìtry ny rano tamy ny
tany iny. 8 Dia namoaka voromailala
anankiray izay teo aminy
izy, hizahany na efa kely ny rano
tambonin' ny tany na tsia. 9 Fa
tsy hitan' ilay voromailala izay
hipetrahan' ny faladiany, dia niverina
taminy Noa tao anatin' ny
sambo-fiara izy, satria mbola nisy
rano tambonin' ny tany rehetra;
ary Noa naninjitra ny tànany ka

nandray sy nampiditra azy ho ao
aminy tao anatin' ny sambo-fiara.
10 Ary mbola niandry hafitoana
koa izy; dia namoaka ilay voro-
mailala tamy ny sambo-fiara indray
izy. 11 Dia niditra teo aminy ilay
voromailala nony hariva ny andro;
ary, indro, nisy ravin' oliva maitso
teo am-bavany; izany no nahafan-
tarany Noa fa efa kely ny rano
tambonin' ny tany. 12 Ary mbola
niandry hafitoana indray izy, dia
namoaka ilay voromailala; ary tsy
niverina teo aminy intsony iny.

*Ny nivoahany Noa avy tao amy ny sambo-fiara sy ny nanaovan' Andriamanitra fanekena taminy.*

13 ARY tamy ny andro voalo-
hany tamy ny volana
voalohany tamy ny taona fahiraika
amby enin-jato, dia ritra ny rano
teo ambonin' ny tany; ary nanaiso-
tra ny tafon' ny sambo-fiara Noa ka
nijery, ary, indro, efa maina ny
tany. 14 Ary tamy ny andro faha-
fito amby roa-polo tamy ny volana
faharoa, dia maina ny tany.
15 Ary Andriamanitra dia niteny
taminy Noa ka nanao hoe: 16 Mi-
voaha amy ny sambo-fiara hianao
sy ny vadinao aman-janakao ary ny
vinantonao-vavy miaraka aminao.
17 Ary ny zava-manan-aina rehetra,
izay eo aminao, avy tamy ny nofo
rehetra, dia ny vorona sy ny biby
fiompy sy ny biby rehetra izay man-
dady na mikisaka amy ny tany, dia
ento mivoaka miaraka aminao; ary
aoka hiteraka be eny ambonin' ny
tany sy ho maro anaka ary hiha-
betsaka eny ambonin' ny tany ireny.
18 Dia nivoaka Noa mbamy ny
vadiny aman-janany ary ny vinan-
toni-vavy niaraka taminy. 19 Ny
zava-manan-aina rehetra sy ny biby
rehetra izay mandady na mikisaka
ary ny vorona rehetra mbamiǹ' izay
rehetra mihetsiketsika eny ambonin'
ny tany dia samy nivoaka avy tao
amy ny sambo-fiara araka ny kara-
zany.
20 Ary Noa dia nanorina alitara
ho any Jehovah; ary ny biby madio
rehetra sy ny vorona madio rehetra
dia nanalany ka nataony fanatitra
odorana teo ambonin' ny alitara.
21 Dia nandre ny hanitra anka-
sitrahana Jehovah, ka hoy Izy tam-
pony: Tsy mba hanozona ny tany
intsony noho ny amy ny olona Aho;
fa ny fisainan' ny fon' ny olona dia
ratsy hatramy ny fahazazany; ary
tsy mba handringana ny velona re-
hetra intsony Aho tahaka izay na-
taoko. 22 Raha mbola maharitra
koa ny tany, dia tsy hanam-pitsaha-
rana ny taom-pamafazana sy ny
taom-pijinjana, ary ny hatsiaka sy
ny hafanana, ary ny fahavaratra sy
ny ririnina, ary ny andro sy ny
alina.
IX. Ary Andriamanitra nitso-drano
any Noa sy ny zanany hoe:
Maroa fara sy mihabetsaha ary ma-
mì noa ny tany. 2 Ary ny tahotra
sy horohoro anareo hahazo ny bibi-
dia rehetra sy ny voro-manidina
rehetra; ireny mbamin' izay rehetra
mandady na mikisaka amy ny tany
sy ny hazandrano rehetra ao amy ny
ranomasina dia efa natolotra eo an-
tànanareo. 3 Ny biby mihetsike-
tsika rehetra izay miaina dia ho fihi-
nana ho anareo; dia efa nomeko
anareo toy ny zava-maitso izy re-
hetra. 4 Kanefa ny nofo izay
mbola misy aina (dia ny rany) no
aza haninareo. 5 Fa ny ranareo
kosa dia hadiniko, satria ainareo
izany: eo amy ny tànan' ny manan-
aina rehetra no hanadinako azy;
ary eo amy ny tànan' ny olona, dia
eo amy ny tànan' ny olona avy, no
hanadinako ny ain' ny olona. 6
Izay mandatsaka ny ran' olona, dia
mba halatsak' olona kosa ny rany,
satria tahaka ny endrik' Andriama-
nitra no nanaovany ny olona. 7
Koa ny aminareo, dia maroa fara sy
mihabetsaha; miteraha be eny am-
bonin' ny tany sy mihabetsaha eny.
8 Ary Andriamanitra niteny ta-
miny Noa sy tamy ny zanany, izay

niaraka taminy, ka nanao hoe : 9
Indro, Izaho efa manorina ny fane-
keko aminareo sy amy ny tarana-
kareo mandimby anareo 10 sy amy
ny zava-manan-aina rehetra eo
aminareo, na ny vorona, na ny biby
fiompy, na ny bibi-dia rehetra eo
aminareo : izay rehetra nivoaka avy
tao anatin' ny sambo-fiara, dia ny
biby samihafa rehetra. 11 Dia
aoriko ny fanekeko aminareo, ka
tsy haringako amy ny safo-drano
intsony ny nofo rehetra, ary tsy
hisy safo-drano hanimba ny tany
intsony.

12 Ary hoy Andriamanitra : Izao
no famantarana ny fanekena izay
ataoko ho amiko sy ho aminareo
mbamy ny zava-manan-aina rehetra
eo aminareo hatramy ny taranaka
fara mandimby : 13 Ny avako efa
napetrako[1] eo amy ny rahona ho
famantarana ny fanekena ho amiko
sy ho amy ny tany. 14 Ary raha
mampiangona rahona eo ambonin'
ny tany Aho, ka hita eo amy ny
rahona ny avana, 15 dia hotsaro-
vako ny fanekeko izay ho amiko sy
ho aminareo mbamy ny zava-manan-
aina, dia ny nofo rehetra ; ary tsy
hisy safo-drano handringana ny nofo
rehetra intsony. 16 Ary ho eo
amy ny rahona ny avana ; ary
hitsinjo azy Aho hahatsiarovako ny
fanekena mandrakizay izay ho amin'
Andriamanitra sy ho amy ny zava-
manan-aina rehetra, dia ny nofo
rehetra ambonin' ny tany. 17 Ary
hoy Andriamanitra taminy Noa :
Izany no famantarana ny fanekena
izay naoriko ho amiko sy ho amy ny
nofo rehetra ambonin' ny tany.

*Ny nataon' izy telo mirahalahy, zanaky Noa, sy ny teny naminaniandrainy azy avy.*

18 ARY ny zanakalahiny Noa
izay nivoaka avy tamy ny
sambo-fiara dia Sema sy Hama ary
Jafeta ; ary Hama no rainy Kanana.
19 Ireo telo lahy ireo no zanaky
Noa ; ary avy tamin' ireo no niele-
zan' ny olona tambonin' ny tany
rehetra.

20 Ary vao tonga mpiasa tany
Noa ka nanao tanimboaloboka. 21
Ary nisotro tamy ny divay izy ka
mamo ; dia nanary lamba izy ka
nitanjaka tao anatin' ny lainy. 22
Ary hitany Hama, rainy Kanana,
ny fitanjahan' ny rainy, dia nam-
barany tamy ny rahalahiny roa
lahy teo ivelany. 23 Ary nalainy
Sema sy Jafeta ny lamba ka nentin'
izy mirahalahy teo an-tsorony, dia
nanao dia mianotra izy ka nandra-
kotra ny fitanjahan' ny rainy ; ary
ny tavany tsy nanatrika, ka dia tsy
hitany ny fitanjahan' ny rainy. 24
Dia nahatsiaro Noa, rehefa afaka ny
hamamoany, ka nahafantatra izay
efa nataon' ny zanany faralahy
taminy. 25 Dia hoy izy :

Ho voaozona anie Kanana ;
Ho tena andevon' ny rahala-
hiny izy.

26 Ary hoy koa izy :

Isaorana anie Jehovah, An-
driamanitry Sema ;
Ary aoka Kanana ho ande-
vony.
27 Hataon' Andriamanitra mala-
laka anie Jafeta ;[2]
Ary aoka honina ao an-dainy
Sema izy ;[3]
Ary aoka Kanana ho ande-
vony.

28 Ary ny andro niainany Noa
taorian' ny safo-drano dia dimam-
polo amby telon-jato taona. 29
Ary ny andro rehetra niainany Noa
dia dimam-polo amby sivin-jato tao-
na ; dia maty izy.

*Ny taranak' izy telo lahy, zanaky Noa, sy ny nielezany.*

X. ARY izao no taranaky ny
zanakalahiny Noa, dia Se-
ma sy Hama ary Jafeta :

Samy niteraka zazalahy avy izy

---

[1] *Na :* dia apetrako. [2] Jafeta = Fahalalahana. [3] *Na :* Izy.

taorian' ny safo-drano. 2 Ny zana-
kalahiny Jafeta dia Gomera sy
Magoga sy Maday sy Javana sy
Tobala sy Maseka ary Tirasa. 3
Ary ny zanakalahiny Gomera dia
Askenaza sy Rifata ary Togarma.
4 Ary ny zanakalahiny Javana dia
Elisaha sy Tarsisy sy ny Kitima sy
ny Dodanita. 5 Avy tamin' ireo
no niavakavahan' ny nosin' ny fire-
nena tany amy ny taniny, dia samy
araka ny fiteniny avy, araka ny
mpianakaviny avy, tamy ny fire-
neny avy. 6 Ary ny zanakalahiny
Hama dia Kosy sy Mizraima sy
Pota ary Kanana. 7 Ary ny zana-
kalahiny Kosy dia Seba sy Havila
sy Sabta sy Ragama ary Sabteka;
ary ny zanakalahiny Ragama dia
Seba sy Dedana.

8 Ary Kosy niteraka any Nim-
roda; izy no voalohany izay tonga
olona mahery tambonin' ny tany.
9 Izy dia mpihaza mahery teo ana-
trehany Jehovah, ka izany no na-
naovan' ny olona hoe: 'Tahaka
any Nimroda, mpihaza mahery eo
anatrehany Jehovah.' 10 Ary ny
niandohan' ny fanjakany dia Babela
sy Ereka sy Akada ary Kalne tany
amy ny tany Sinara. 11 Ary ni-
voaka avy tamin' izany tany izany
izy ka nankany Asyria, dia [1] nano-
rina any Ninive mbaminy Rehobot-
ira sy Kala 12 ary Resena teo
anelanelany Ninive sy Kala, dia ilay
tanàna lehibe izany.

13 Ary Mizraima niteraka ny
Lodita sy ny Anamita sy ny Leha-
bita sy ny Naftohita 14 sy ny Pa-
trosita sy ny Kaslohita (izay niha-
vian' ny Filistina) ary ny Kaftorita.
15 Ary Kanana niteraka any
Sidona lahimatoany sy Heta, 16
ary ny Jebosita sy ny Amorita sy
ny Girgasita 17 sy ny Hivita sy
ny Arkita sy ny Sinita 18 sy ny
Arvadita sy ny Zemarita ary ny
Hamatita; ary nony taoriana dia
niely ny firenen' ny Kananita. 19
Ary ny fari-tanin' ny Kananita dia
hatrany Sidona ka hatrany Gaza ao
akaikiny Gerara, ka hatrany Lesa
ao akaikiny Sodoma sy Gomora sy
Adma ary Zeboima. 20 Ireo no
zanaky Hama, araka ny mpiana-
kaviny, araka ny fiteniny, amy ny
taniny, amy ny fireneny.

21 Dia niteraka koa Sema, rain'
ny zanaky Ebera rehetra, rahala-
hiny Jafeta, izay zokiny. 22 Ny
zanakalahiny Sema dia Elama sy
Asyra sy Arpaksada sy Loda ary
Arama. 23 Ary ny zanakalahiny
Arama dia Oza sy Hola sy Gatera
ary Masy. 24 Ary Arpaksada
niteraka any Sela; ary Sela nite-
raka any Ebera. 25 Ary Ebera
niteraka roa lahy: ny anaran' ny
iray natao hoe Palega,[2] satria tamy
ny androny no nizarana ny tany;
ary Joktana no anaran' ny rahala-
hiny. 26 Ary Joktana niteraka
any Almodada sy Salefa sy Hazar-
maveta sy Jera 27 sy Hadorama
sy Ozala sy Dikla 28 sy Obala sy
Abimaela sy Sheba 29 sy Ofira sy
Havila ary Jobaba; ireo rehetra
ireo no zanakalahiny Joktana. 30
Ary ny fonenan' ireo dia hatrany
Mesa ao akaikiny Sefara, tendrom-
bohitra atsinanana. 31 Ireo no
zanaky Sema, araka ny mpianaka-
viny, araka ny fiteniny, amy ny
taniny, araka ny fireneny.

32 Ireo no mpianakavin' ny
zanaky Noa, araka ny taranany,
amy ny fireneny; ary avy tamin' ireo
no niavakavahan' ny firenena tam-
bonin' ny tany taorian' ny safo-drano.

*Ny nanaovan' ny olona ilay tilikambo tao Babela, sy ny nanorokoroan' Andriamanitra ny fitenin' ny olona.*

XI. ARY ny tany rehetra dia
iray fanononana [3] sy iray
fiteny. 2 Ary raha nifindrafindra

---

[1] *Na:* Ary nivoaka avy tamin' izany tany izany Asyra ka.
[2] Palega = Fizarana. [3] *Heb.* iray molotra.

niantsinanana [1] ny olona, dia nahita
tany lemaka tany amy ny tany
Sinara izy ka nonina teo.
3 Ary niresadresaka hoe izy:
Andeha isika hanao biriky ka han-
dotra azy tsara. Ary ny biriky
nataony solom-bato, ary ny asfalta [2]
nataony solon-drihitra. 4 Ary hoy
izy: Andeha isika hanao tanàna sy
tilikambo ho antsika, ka ny tampony
hahatakatra ny lanitra, dia hanao
izay hahazoantsika laza, fandrao
hiely eny ambonin' ny tany rehetra
isika.
5 Dia nidina Jehovah hizaha ny
tanàna sy ny tilikambo, izay nataon'
ny zanak' olombelona. 6 Ary hoy
Jehovah: Indro, iray foko ny olona,
sady iray fanononana izy rehetra,
ary ity vao fiandohan' ny hataony;
koa izao dia tsy hisy azo sakanana
na inona na inona izay saintsaininy
hatao. 7 Aoka isika hidina, ka eny
no hanorokoroantsika ny fiteniny,
mba tsy hifankalala teny izy.
8 Dia tao no nampielezany Jeho-
vah azy hiala ho eny ambonin' ny
tany rehetra; dia nitsahatra tsy
nanao ny tanàna intsony izy. 9
Koa izany no nanaovana ny anarany
hoe Babela; [3] fa tao Jehovah no
nanorokoro ny fitenin' ny tany
rehetra; ary tao no nampielezany
Jehovah ny olona ho eny ambonin'
ny tany rehetra.

*Ny taranaky Sema mandraka mby aminy Tera, rainy Abrama.*

10 IZAO no taranaky Sema:
Rehefa zato taona Sema, dia
niteraka any Arpaksada izy roa
taona taorian' ny safo-drano. 11
Ary ny andro niainany Sema tao-
rian' ny niterahany any Arpaksada
dia diman-jato taona; ary niteraka
zazalahy sy zazavavy izy.
12 Ary rehefa dimy amby telo-
polo taona ny andro niainany Ar-
paksada, dia niteraka any Sela izy.
13 Ary ny andro niainany Arpak-
sada taorian' ny niterahany any
Sela dia telo amby efa-jato taona;
ary niteraka zazalahy sy zazavavy
izy.
14 Ary rehefa telo-polo taona ny
andro niainany Sela, dia niteraka
any Ebera izy. 15 Ary ny andro
niainany Sela taorian' ny niterahany
any Ebera dia telo amby efa-jato
taona; ary niteraka zazalahy sy
zazavavy izy.
16 Ary rehefa efatra amby telo-
polo taona ny andro niainany Ebera,
dia niteraka any Palega izy. 17
Ary ny andro niainany Ebera tao-
rian' ny niterahany any Palega dia
telo-polo amby efa-jato taona; ary
niteraka zazalahy sy zazavavy izy.
18 Ary rehefa telo-polo taona ny
andro niainany Palega, dia niteraka
any Reo izy. 19 Ary ny andro
niainany Palega taorian' ny nitera-
hany any Reo dia sivy amby roan-
jato taona; ary niteraka zazalahy
sy zazavavy izy.
20 Ary rehefa roa amby telo-polo
taona ny andro niainany Reo, dia
niteraka any Seroga izy. 21 Ary
ny andro niainany Reo taorian' ny
niterahany any Seroga dia fito amby
roan-jato taona; ary niteraka zaza-
lahy sy zazavavy izy.
22 Ary rehefa telo-polo taona ny
andro niainany Seroga, dia niteraka
any Nahora izy. 23 Ary ny andro
niainany Seroga taorian' ny nitera-
hany any Nahora dia roan-jato tao-
na; ary niteraka zazalahy sy zaza-
vavy izy.
24 Ary rehefa sivy amby roa-polo
taona ny andro niainany Nahora,
dia niteraka any Tera izy. 25 Ary
ny andro niainany Nahora taorian'
ny niterahany any Tera dia sivy
amby ny folo amby zato taona; ary
niteraka zazalahy sy zazavavy izy.
26 Ary rehefa fito-polo taona ny
andro niainany Tera, dia niteraka
any Abrama sy Nahora ary Harana
izy.

---

[1] *Na:* tany atsinanana. [2] *Anaran-ditin-tany.* [3] Babela = Fikorokoroana.

*Ny taranaky Tera, sy ny nifindrany nankany Harana.*

27 ARY izao no taranaky Tera :
Tera niteraka any Abrama
sy Nahora ary Harana ; ary Harana
niteraka any Lota. 28 Ary maty
Harana, raha mbola teo anatrehany
Tera rainy tany amy ny tany naha-
terahany, dia tao Oran' ny Kaldeana.
29 Ary Abrama sy Nahora dia
samy naka vady ho azy : ny anaran'
ny vadiny Abrama dia Saray ; ary
ny anaran' ny vadiny Nahora dia
Milka, zanakavaviny Harana, rainy
Milka sy rainy Iska. 30 Ary
momba Saray ; tsy nanan-janaka
izy.
31 Ary Tera nitondra any Abra-
ma zanany sy Lota zafiny, zanaky
Harana, ary Saray vinantoni-vavy,
vadiny Abrama zanany ; dia niaraka
taminy ireo ka niala tao Oran' ny
Kaldeana hankany amy ny tany
Kanana ; dia tonga tao Harana izy
ka nonina tao. 32 Ary dimy amby
roan-jato taona ny andro niainany
Tera ; dia maty tao Harana izy.

*Ny niantsoan' Andriamanitra any Abrama, sy ny nivahiniany tany Kanana sy Egypta.*

XII. ARY hoy Jehovah taminy
Abrama : Mandehana
miala amy ny taninao sy ny hava-
nao ary ny tranon' ny rainao han-
kany amy ny tany izay hasehoko
anao ; 2 dia hahatonga anao ho
firenena lehibe Aho sady hitahy
anao sy hahalehibe ny anaranao ;
ary ho fitahiana tokoa hianao ; 3 ary
hitahy izay manisy soa anao Aho,
fa hanozona izay manozona anao ;
ary aminao no hitahiana ny firenena
rehetra ambonin' ny tany.
4 Dia nandeha Abrama araka
izay efa nolazainy Jehovah taminy,
ary Lota koa mba niaraka taminy.
Ary efa dimy amby fito-polo taona
Abrama, raha niala tao Harana izy.
5 Ary Abrama nitondra any Saray
vadiny sy Lota zana-drahalahiny
mbamy ny fananan izy rehetra izay
efa noharìny sy ny olona izay efa
azony tao Harana ; dia niainga izy
ireo hankany amy ny tany Kanana,
ka tonga tany amy ny tany Kanana
izy.
6 Ary Abrama dia nitety ny tany
hatrany Sekema, dia tao an-kazo
terebintany More. Ary ny Kana-
nita no tompon-tany tany Kanana
fahizay. 7 Ary Jehovah niseho
taminy Abrama ka nanao hoe : Ny
taranakao no homeko ity tany ity.
Dia nanorina alitara teo izy ho any
Jehovah Izay niseho taminy.
8 Ary nifindra niala teo izy han-
kany amy ny tendrombohitra atsi-
nanany Betela ka nanorina ny lainy
teo anelanelany Betela tao andrefany
sy Ay tao atsinanany ; dia nanorina
alitara teo koa ho any Jehovah izy
ka niantso ny anarany Jehovah.
9 Ary nifindra Abrama ka nan-
droso niandalana ho any amy ny
tany atsimo.
10 Ary nisy mosary teo amy ny
tany ; ary Abrama dia nidina nan-
kany Egypta hivahiny any, fa mafy
ny mosary teo amy ny tany. 11
Ary rehefa nadiva ho tonga tany
Egypta izy, dia hoy izy taminy
Saray vadiny : Indro, fantatro fa
vehivavy tsara tarehy hianao, 12 ka
raha hitan' ny Egyptiana, dia hatao-
ny hoe : Vadiny io ; ka hovonoiny
aho, fa hianao kosa hovelominy. 13
Masìna hianao, lazao fa anabaviko
hianao, mba hasiany soa aho noho
ny aminao, ka hianao no hamelo-
many ahy.
14 Ary rehefa tonga tany Egypta
Abrama, dia hitan' ny Egyptiana fa
tsara tarehy indrindra ravehivavy.
15 Ary nahita azy ny tandapany
Farao ka nidera azy taminy Farao ;
dia nentina tao an-tranony Farao
izy. 16 Ary Abrama nasiany Farao
soa noho ny aminy Saray ; dia
nahazo ondry sy omby sy borikilahy
sy andevolahy sy andevovavy sy
borikivavy sy rameva izy. 17 Dia
nasiany Jehovah areti-mandoza Farao

sy ny ankohonany noho ny aminy
Saray, vadiny Abrama. 18 Ary
Farao dia nampaka any Abrama ka
nanao hoe: Inona izao nataonao
tamiko izao? Nahoana no tsy nam-
baranao tamiko fa vadinao izy? 19
Nahoana hianao no nanao hoe:
Anabaviko izy? ka nalaiko ho vady
izy; koa ankehitriny, indro ny
vadinao, ento izy, ka mandehana.
20 Dia nomeny Farao teny ny mpa-
nompony sasany ny aminy Abrama;
ary dia nanatitra azy sy ny vadiny
mbamy ny fananany rehetra ireo.

*Ny nisarahany Abrama sy Lota, ary ny teny fikasana nataon' Andriamanitra taminy Abrama.*

XIII. ARY Abrama dia niakatra
niala tany Egypta, dia
izy sy ny vadiny mbamy ny fana-
nany rehetra, ary Lota koa niaraka
taminy, ho any amy ny tany atsimo.
2 Ary Abrama nanana harena be,
dia omby aman-ondry sy volafotsy
ary volamena. 3 Ary mbola nan-
deha hiany izy ka nifindrafindra
hatrany amy ny tany atsimo ka
hatrany Betela, izay niorenan' ny
lainy tamy ny voalohany, teo ane-
lanelany Betela sy Ay, 4 dia teo
amy ny tany izay nisy ilay alitara
nataony tamy ny voalohany; ary
dia niantso ny anarany Jehovah teo
Abrama.
5 Ary Lota koa, izay niara-nan-
deha taminy Abrama, dia mba
nanana ondry sy omby sy lay. 6
Ary tsy omby azy roa lahy ny tany
hiraisany monina; fa efa be ny
fananany, ka tsy nahazo niray
monina izy.
7 Dia niady ny mpiandry ombiny
Abrama sy ny mpiandry ombiny
Lota; ary ny Kananita sy ny Peri-
zita no tompon-tany tao Kanana
fahizay. 8 Ary hoy Abrama taminy
Lota: Aoka re mba tsy hisy ady
amintsika roa lahy, na amy ny
mpiandry ombiko sy ny mpiandry
ombinao, fa mpirahalahy isika. 9
Moa tsy eo anoloanao va ny tany
rehetra? Masìna hianao, aoka
hisaraka amiko hianao; raha hian-
avaratra hianao, dia hianatsimo aho;
fa raha hianatsimo hianao, dia hian-
avaratra kosa aho.
10 Ary Lota nanopy ny masony
ka nitazana ny tany rehetra teny
amorony Jordana hatrany akaikiny
Zoara, fa azon-drano avokoa izy re-
hetra (talohan' ny nandravany Je-
hovah any Sodoma sy Gomora izany),
tahaka ny sahany Jehovah sy ta-
haka ny tany Egypta. 11 Dia
nofidiny Lota ho azy ny tany rehe-
tra amorony Jordana, ka nifindra
niantsinanana izy; ka dia nisaraka
izy roa lahy. 12 Ary Abrama
nonina tao amy ny tany Kanana,
fa Lota kosa nonina tao an-tanàna
amy ny tany amorony Jordana ka
nifindrafindra toby hatrany Sodoma.
13 Ary ny mponina tao Sodoma dia
tena ratsy fanahy sady mpanota
indrindra taminy Jehovah.
14 Ary Jehovah niteny taminy
Abrama taorian' ny nisarahany
Lota taminy ka nanao hoe: Atopazy
ny masonao, ka hatramin' ity tany
itoeranao ity dia mitazàna miana-
varatra sy mianatsimo ary miantsi-
nanana sy miankandrefana; 15 fa
ny tany rehetra izay tazanao dia
homeko anao sy ny taranakao man-
drakizay. 16 Ary hataoko maro
tahaka ny vovo-tany ny taranakao;
koa raha misy olona mahisa ny vovo-
tany, dia ho azo isaina koa ny tara-
nakao. 17 Miaingà hianao, mande-
hana mitety ny tany, dia any amy
ny lavany sy any amy ny sakany;
fa homeko anao izy.
18 Ary Abrama nifindrafindra
toby, dia nandeha ka nonina teo an-
kazo terebintany Mamre, izay any
Hebrona, ary nanorina alitara teo
ho any Jehovah izy.

*Ny namaboana any Lota sy ny namonjeny Abrama azy, ary ny nitsenany Melkizedeka any Abrama.*

XIV. ARY tamy ny androny
Amrafela, mpanjakany

Sinara, sy Arioka, mpanjakany Ela-
sara, sy Kedorlaomera, mpanjakany
Elama, ary Tidala, mpanjakan' ny
Goima, 2 dia nandeha izy ireo ka
nanafika any Bera, mpanjakany
Sodoma, sy Birsa, mpanjakany Go-
mora, sy Sinaba, mpanjakany Adma,
sy Semebera, mpanjakany Zeboima,
ary ny mpanjakany Bela (dia Zoara
izany). 3 Ary ireo rehetra ireo dia
nanao fotoana ka nivory tao an-
dohasahany Sidima (dia ny Rano-
masin-tsira izany). 4 Fa efa nanom-
po any Kedorlaomera roa amby ny
folo taona ireo, fa tamy ny taona
fahatelo amby ny folo kosa dia
niodina izy.

5 Ary tamy ny taona fahefatra
amby ny folo dia tonga Kedorlao-
mera sy ireo mpanjaka nomba azy
ka namely ny Refaïta tany Astarta-
karnaima sy ny Zozima tany Hama
ary ny Emima tany Save-kiriataima
6 ary ny Horita tany an-tendrom-
bohitra Seïra hatrany El-parana,
izay eo anilan' ny efitra. 7 Dia
niverina indray izy ireo ka nankany
Ena-mispata (dia Kadesy izany) ka
namely ny tany rehetra any ny
Amalekita sy ny Amorita koa, izay
nonina tany Hazazon-tamara.

8 Dia nivoaka ny mpanjakany
Sodoma sy ny mpanjakany Go-
mora sy ny mpanjakany Adma
sy ny mpanjakany Zeboima ary ny
mpanjakany Bela (dia Zoara izany)
ka nilahatra hiady amin' ireo teo
an-dohasahany Sidima, 9 dia taminy
Kedorlaomera, mpanjakany Elama,
sy Tidala, mpanjakan' ny Goima,
sy Amrafela, mpanjakany Sinara,
ary Arioka, mpanjakany Elasara;
dia mpanjaka efatra no niady tamy
ny mpanjaka dimy. 10 Ary ny
lohasahany Sidima dia be lavak'
asfalta, ary nandositra ny mpan-
jakany Sodoma sy ny mpanjakany
Gomora ka latsaka tao; ary ny sisa
nandositra tany an-tendrombohitra.
11 Ary izy ireo namabo ny fana-
nana rehetra tao Sodoma sy Gomora
ary ny hanina rehetra, dia lasa nan-
deha. 12 Ary namabo ny zana-dra-
halahiny Abrama koa izy, dia Lota,
mbamy ny fananany, dia lasa nan-
deha; fa nonina tao Sodoma koa Lota.

13 Ary tonga ny anankiray izay
efa nandositra ka nanambara taminy
Abrama Hebreo, izay nonina teo an-
kazo terebintany Mamre Amorita,
rahalahiny Eskola sy Anera; fa ireo
dia olona efa vita fanekena taminy
Abrama. 14 Ary raha nahare
Abrama fa lasan-ko babo ny rahala-
hiny, dia nitondra ny ompikeliny
valo amby ny folo amby telon-jato
izy, izay efa nahay niady, ka nanen-
jika hatrany Dana. 15 Dia nito-
kotoko hamely azy nony alina izy
sy ny andevolahiny; dia namely
azy izy ka nanenjika azy hatrany
Hoba, izay ao avaratry Damaskosy.
16 Ary nampody ny fananana rehe-
tra izy, ary Lota rahalahiny sy ny
fananany dia nampodiny koa mbamy
ny vehivavy sy ny vahoaka.

17 Dia nivoaka ny mpanjakany
Sodoma hitsena any Abrama teo an-
dohasaha Save (Lohasahan' ny mpan-
jaka izany), rehefa niverina izy avy
nandresy any Kedorlaomera sy ireo
mpanjaka nomba azy. 18 Ary
Melkizedeka, mpanjakany Salema,
nivoaka nitondra mofo sy divay;
ary izy dia mpisoron' Andriamanitra
Avo Indrindra. 19 Dia nitso-drano
azy izy ka nanao hoe:

Hotahin' Andriamanitra Avo
Indrindra anie Abrama,
Dia Andriamanitra Izay na-
hary[1] ny lanitra sy ny
tany;
20 Ary isaorana anie Andria-
manitra Avo Indrindra.
Izay efa nanolotra ny fahava-
lonao teo an-tànanao.

Dia nomeny Abrama azy ny ampa-
hafolon' ny zavatra rehetra.

21 Ary hoy ny mpanjakany
Sodoma taminy Abrama: Omeo

[1] *Na:* Tompon'.

ahy ny olona, fa ny fananana ento
hiany ho anao. 22 Fa hoy Abrama
tamy ny mpanjakany Sodoma: Izaho
efa nanangan-tànana taminy Je-
hovah, Andriamanitra Avo Indrin-
dra, Izay nahary[1] ny lanitra sy
ny tany, 23 fa tsy handray na
taretra na fehin-kapa aza amin' izay
rehetra mety ho anao (fandrao hatao-
nao hoe: Izaho no nampanan-ka-
rena any Abrama), 24 afa-tsy izay
efa nohanin' ny zatovo sy ny anjaran'
ny olona izay niaraka tamiko, dia
Anera sy Eskola ary Mamre; aoka
horaisin' ireo ny anjarany.

*Ny nanaovan' Andriamanitra fane-
kena taminy Abrama.*

XV. REHEFA afaka izany, dia
tonga taminy Abrama ny
teniny Jehovah tamy ny fahitana
ka nanao hoe: Aza matahotra, ry
Abrama; Izaho no ampinganao sy
valim-pitia lehibe indrindra ho anao.[2]
2 Ary hoy Abrama: Jehovah
Tompo ô, inona no homenao ahy?
fa izaho mandroso fahanterana nefa
tsy manan-janaka, ary ny ho tom-
pon' ny ahy dia ilay Eliezera avy
any Damaskosy. 3 Ary hoy koa
Abrama: Indro, izaho tsy nome-
nao fara handimby, ka, indro, ny
anankiray amy ny ato an-tranoko
no handova ahy.
4 Ary, indro, ny teniny Je-
hovah tonga taminy hoe: Tsy han-
dova anao izany; fa izay haterakao,
dia izy no handova anao.
5 Dia nitondra azy nivoaka teo
ivelan' ny lay Izy ka nanao hoe:
Jereo ange ny lanitra, ka isao ny
kintana, raha mahisa azy hianao.
Dia hoy Izy taminy: Ho tahaka
izany ny taranakao.
6 Ary nino any Jehovah izy;
ka dia nisainy ho fahamarinany
izany.
7 Ary hoy Izy taminy: Izaho
no Jehovah Izay nitondra anao
nivoaka avy tany Oran' ny Kalde-
ana, mba homeko anao ity tany ity
ho lovanao.
8 Ary hoy izy: Jehovah Tompo
ô, ahoana no hahafantarako fa han-
dova ity aho?
9 Ary hoy Izy taminy: Itondray
ombivavy kely efa telo taona Aho
sy osivavy efa telo taona sy ondri-
lahy efa telo taona ary domohina sy
zana-boromailala. 10 Dia nentiny
teo aminy izany rehetra izany; ary
nosasahiny ireny, ka nampifanan-
drifiny avy ny tapany; fa ny vo-
rona tsy mba nosasahiny. 11 Ary
nidina teo amy ny fatin' ireo ny
vorona mpihaza, fa nandroaka azy
Abrama. 12 Ary rehefa hilentika
ny masoandro, dia sondrian-tory
Abrama; ary, indro, aizina maha-
tsiravina indrindra no nahazo azy.
13 Ary hoy Jehovah taminy
Abrama: Aoka ho fantatrao ma-
rina fa ho vahiny any amy ny tany
izay tsy azy ny taranakao ary ha-
nompo ny olona any; ary hampa-
horiny efa-jato taona izy. 14 Ary
izany firenena izany kosa, izay hotom-
poiny, dia hotsaraiko; ary rehefa
afaka izany, dia hivoaka mitondra
harem-bevava izy. 15 Nefa hianao
kosa ho any amy ny razanao amy
ny fiadanana; ho tratrantitra in-
drindra hianao vao hodi-mandry.
16 Fa raha mby amy ny zafiafy,
dia hiverina atỳ izy; fa tsy mbola
tanteraka ny heloky ny Amorita.
17 Ary rehefa maty ny masoandro,
ka maizina dia maizina ny andro,
dia, indro, nisy fatana fandoroana
mivoa-tsetroka sy fanilo mirehitra,
izay nandeha namaky teo anelane-
lan' ireo zavatra voasasaka ireo.
18 Tamin' izany andro izany Je-
hovah nanao fanekena taminy
Abrama ka nanao hoe: Ny tarana-
kao efa nomeko ity tany ity hatrany
amy ny oniny Egypta ka hatrany
amy ny ony lehibe, dia ny ony
Eofrata, 19 dia ny Kenita sy ny
Kenizita sy ny Kadmonita 20 ary

[1] *Na:* Tompon'.
[2] *Na:* ary ho lehibe indrindra ny valim-pitianao.

ny Hetita sy ny Perizita sy ny Refaïta 21 ary ny Amorita sy ny Kananita sy ny Girgasita ary ny Jebosita.

*Ny nahaterahany Isimaela.*

XVI. ARY Saray, vadiny Abrama, tsy mba niteraka; ary izy nanana mpanompovavy Egyptiana, Hagara no anarany. 2 Ary hoy Saray taminy Abrama: Indro, efa tsy nanome zanaka ahy Jehovah; masìna hianao, mivadia amy ny mpanompovaviko; angamba hahazo zaza aminy aho. Dia nekeny Abrama ny teniny Saray.

3 Ary rehefa nonina folo taona teo amy ny tany Kanana Abrama, dia nalainy Saray, vadiny Abrama, Hagara Egyptiana mpanompovaviny ka nomeny any Abrama vadiny mba hovadìny. 4 Dia nivady taminy Hagara izy, ka nanan-anaka ravehivavy; ary rehefa hitany fa efa manan-anaka izy, dia nataony toy ny tsinontsinona ny tompovaviny.

5 Ary hoy Saray taminy Abrama: Hanody anao anie ny fahoriako; fa efa nomeko ho andefimandrinao ny mpanompovaviko, ary nony hitany fa efa manan-anaka izy, dia nataony toy ny tsinontsinona aho; Jehovah anie hitsara ahy sy hianao. 6 Ary hoy Abrama taminy Saray: Indro, eo an-tànanao hiany ny mpanompovavinao; ataovy aminy izay sitraponao. Ary raha nampahoriny Saray Hagara, dia nandositra ny tavany izy.

7 Ary Ilay Anjeliny Jehovah nahita azy teo anilan' ny loharano anankiray tany an-efitra, dia teo anilan' ilay loharano eo amy ny làlana mankany Sora. 8 Ary hoy Izy: Ry Hagara, andevovaviny Saray, avy taiza hianao? ary hankaiza? Ary hoy izy: Mandositra ny tavany Saray tompovaviko aho.

9 Ary hoy Ilay Anjeliny Jehovah taminy: Miverena any amy ny tompovavinao ka miareta izay ataony aminao. 10 Ary hoy koa Ilay Anjeliny Jehovah taminy: Hataoko maro indrindra ny taranakao, ka tsy ho azo isaina izy noho ny hamaroany. 11 Ary hoy indray Ilay Anjeliny Jehovah taminy: Indro, manan-anaka hianao ka hiteraka zazalahy, ary ny anarany hataonao hoe Isimaela,[1] satria efa nihaino ny fahorianao Jehovah. 12 Ary izy ho lehilahy toy ny boriki-dia; ny tànany hamely ny olona rehetra, ary ny tànan' ny olona rehetra kosa hamely azy; ary honina eo tandrifin' [2] ny rahalahiny rehetra izy.

13 Ary Hagara nanao ny anarany Jehovah, Izay niteny taminy, hoe: Hianao no Andriamanitra Izay mahita;[3] fa hoy izy: Tsy teto va no mbola velona[4] aho aorian' ny fahitana? 14 Izany no nanaovana ny lavaka fantsakana hoe: Bera-lahairoy;[5] indro, eo anelanelany Kadesy sy Bareda izany.

15 Ary Hagara dia niteraka zazalahy taminy Abrama; ary ny anaran' ny zanany izay naterany dia nataony Abrama hoe Isimaela. 16 Ary efa enina amby valo-polo taona Abrama, raha Hagara niteraka any Isimaela taminy.

*Ny nanovan' Andriamanitra ny anarany Abrama mivady, sy ny nanendreny ny fora ho famantarana ny fanekena nataony taminy, ary ny amy ny nahaterahany Isaka.*

XVII. ARY rehefa sivy amby sivi-folo taona Abrama, dia nisehoany Jehovah izy ka nitenenany hoe: Izaho no Andriamanitra Tsitoha; mandehana eo anatrehako,

---

[1] Isimaela = Andriamanitra mihaino. [2] *Na:* atsinanan'. [3] *Heb.* Andriamanitry ny fahitana. [4] *Heb.* mahita. [5] Bera-lahai-roy = Fantsakan' Ilay velona nahita ahy; *na:* Fantsakan' ilay velona na dia nahita aza . . . . . .

ka aoka ho tsy misy tsiny hianao.
2 Fa Izaho hanao ny fanekeko ho
amiko sy ho aminao ary hahamaro
anao indrindra.
3 Dia niankohoka Abrama; ary
Andriamanitra niteny taminy ka
nanao hoe: 4 Raha ny amiko, dia,
indro, aminao ny fanekeko, ka ho
tonga rain' ny firenena maro hianao.
5 Ary ny anaranao tsy hatao hoe
Abrama [1] intsony, fa hatao hoe
Abrahama,[2] satria efa nataoko ho
rain' ny firenena maro hianao. 6
Dia hahamaro ny taranakao indrin-
dra Aho, ka hataoko ho firenena
maro hianao; ary hisy mpanjaka
hiseho avy aminao. 7 Ary haoriko
ny fanekeko ho amiko sy ho aminao
mbamy ny taranakao mandimby
anao hatramy ny taranaka fara
mandimby, ho fanekena mandra-
kizay, mba ho Andriamanitrao sy
ny taranakao mandimby anao Aho.
8 Ary homeko anao sy ny tarana-
kao any aorianao ny tany fivahi-
nianao, dia ny tany Kanana rehetra,
ho fananana mandrakizay; ary ho
Andriamaniny Aho.
9 Dia hoy Andriamanitra taminy
Abrahama: Fa ny aminao kosa, dia
hitandrina ny fanekeko hianao, dia
hianao sy ny taranakao mandimby
anao hatramy ny taranaka fara
mandimby. 10 Ary izao no fane-
keko ho amiko sy ho aminareo sy
ny taranakao mandimby anao, dia
izay hotandremanareo: hoforana ny
lehilahy rehetra eo aminareo. 11
Dia hoforana hianareo; ary ho
famantarana ny fanekena ho amiko
sy ho aminareo izany. 12 Ny za-
zalahy teraka havaloana eo aminareo
no hoforana, dia ny lehilahy rehetra
amy ny taranakareo hatramy ny
fara mandimby: na ny ompikely,
na izay novidim-bola tamy ny hafa
firenena ka tsy avy amy ny tarana-
kao. 13 Tsy maintsy hoforana ny
ompikelinao sy izay novidinao vola;
ary ny fanekeko dia ho ao amy ny
nofonareo ho fanekena mandrakizay.
14 Ary ny lehilahy tsy voafora, izay
tsy mbola noforana, dia hofongo-
rana tsy ho amy ny fireneny; efa
nivadika ny fanekeko izy.
15 Dia hoy Andriamanitra ta-
miny Abrahama: Ny aminy Saray
vadinao, dia tsy mba hataonao Sa-
ray intsony ny anarany, fa Saraha [3]
no ho anarany. 16 Ary hitahy azy
Aho ka hampanana azy zazalahy ho
anao; eny, hitahy azy Aho, ka ho
tonga firenena maro izy; ary hisy
mpanjakan' ny firenena maro avy
aminy.
17 Dia niankohoka Abrahama
ary nitsiky, dia nanao anakampo
hoe: Hiteraka va aho, izay efa zato
taona? ary hiteraka va Saraha, izay
efa sivi-folo taona? 18 Ary hoy
Abrahama tamin' Andriamanitra:
Enga anie ka Isimaela no ho velona
eo anatrehanao!
19 Ary hoy Andriamanitra: Tsia,
fa Saraha vadinao hiteraka zazalahy
aminao; ary ny anarany dia hatao-
nao hoe Isaka; ary ny fanekeko
haoriko aminy ho fanekena mandra-
kizay ho any ny taranany man-
dimby azy. 20 Ary ny aminy
Isimaela, dia efa nihaino anao Aho;
indro, efa nitahy azy Aho ka haha-
maro ny taranany sy hampitombo
azy indrindra; hiteraka andriana
roa amby ny folo izy, satria efa
notendreko ho firenena lehibe. 21
Nefa ny fanekeko haoriko aminy
Isaka, izay hateraky Saraha aminao
raha avy ny taona toy izao.
22 Ary rehefa vita ny teny na-
taony taminy, dia niakatra Andria-
manitra niala teo aminy Abrahama.
23 Koa dia nalainy Abrahama
Isimaela zanany sy ny ompikeliny
rehetra mbamin' izay rehetra novi-
diny vola, dia ny lehilahy rehetra
tao an-tranony; dia noforany an-
drotrizay indrindra ireo araka izay

---

[1] Abrama = Ray avo (?). [2] Abrahama = Rain' ny maro (?).
[3] Saraha = Zanak' Andriana.

nolazain' Andriamanitra taminy.
24 Ary efa sivy amby sivi-folo
taona Abrahama, raha noforana izy
25 Ary efa telo amby ny folo taona
Isimaela zanany, raha noforana izy.
26 Androtrizay indrindra no namo-
rana any Abrahama sy Isimaela
zanany; 27 ary ny lehilahy rehetra
tao an-tranony, dia ny ompikely
mbamin' izay novidim-bola tamy ny
hafa firenena, dia samy niara-nofo-
rana taminy avokoa.

*Ny nisehoan' ny anjely telo taminy Abrahama.*

XVIII. ARY Jehovah niseho ta-
miny Abrahama teo
an-kazo terebintany Mamre; ary
nipetraka teo am-baravaran' ny
lainy izy, raha nafana ny andro; 2
dia nanopy ny masony izy ka nijery,
ary, indreo, nisy telo lahy nijanona
teo tandrifiny, ka nony nahita ireo
izy, dia niala teo am-baravaran' ny
lainy ka nihazakazaka hitsena azy,
dia niankohoka tamy ny tany 3
ka nanao hoe: Tompo ô, raha mahita
fitia eto imasonao aho, masìna hia-
nao, aza dia mandalo ny mpanom-
ponao. 4 Aoka hangalana rano
kely hianareo hanasana ny tongo-
trareo; ary aoka mba hiala sasatra
kely eo am-pototry ny hazo hiana-
reo; 5 dia haka mofo kely aho
hataonareo ody am-bavafo; ary
rehefa afaka izany, dia handeha
hiany hianareo; fa tonga atỳ amy
ny mpanomponareo hianareo. Ary
hoy izy telo lahy: Ataovy hiany
araka izay nolazainao.
6 Dia nandeha faingana Abra-
hama nankany an-day tany aminy
Saraha ka nanao hoe: Faingàna,
makà koba tsara toto intelon' ny
famarana;[1] dia fetafetao ka ataovy
mofo. 7 Ary Abrahama kosa niha-
zakazaka nankany amy ny omby,
dia naka zanak' omby tanora sady
tsara ka nanolotra azy tamy ny
ankizilahy, dia lasa faingana izy
hamboatra azy. 8 Ary Abrahama
naka rononomandry sy ronono ary
ilay zanak' omby efa namboariny,
dia narosony teo anoloan' izy telo
lahy; ary nijanona teo anilany teo
ambanin' ny hazo izy, dia nihinana
izy telo lahy.
9 Ary hoy izy telo lahy taminy
Abrahama: Aiza Saraha vadinao.
Ary hoy kosa izy: Indro, ao an-day
izy. 10 Ary hoy Izy: Hiverina
aminao tokoa Aho raha avy ny
taona toy izao; ary, indro, hanana
zazalahy Saraha vadinao.
Ary Saraha nandre izany teo am-
baravaran' ny lay, izay teo ivohon'
Ilay niteny. 11 Ary Abrahama sy
Saraha dia samy efa zoki-olona ka
nandroso fahanterana, ary efa nitsa-
hatra tamy ny fombam-behivavy
Saraha. 12 Ary Saraha dia niho-
mehy anakampo ka nanao hoe:
Moa mbola hanana hafaliana hiany
va aho, rehefa tratrantitra toy izao,
sady efa antitra koa itompokolahy?
13 Ary hoy Jehovah taminy
Abrahama: Nahoana no nihomehy
Saraha ka nanao hoe: Hiteraka
tokoa va aho, kanefa izao efa anti-
tra izao? 14 Fa moa misy zavatra
mahagaga izay tsy hainy Jehovah
va? Amy ny fotoan' andro raha
avy ny taona toy izao dia hiverina
aminao Aho, ary Saraha hanana
zazalahy. 15 Dia nandà Saraha,
satria natahotra izy, ka nanao hoe:
Tsy nihomehy aho tsy akory. Fa
hoy Ilay niteny: Tsia; fa nihomehy
mihitsy hianao.

*Ny nifonany Abrahama ho any Sodoma.*

16 DIA nitsangana ireny lehilahy
ireny ka niala teo, dia ni-
tsinjo any Sodoma; ary Abrahama
niaraka taminy hanatitra azy.
17 Ary Jehovah nanao hoe: Ha-
feniko aminy Abrahama va izay
hataoko? 18 Fa Abrahama ho
tonga firenena lehibe sy mahery

[1] *Heb.* sea.

tokoa, ary aminy no hitahiana ny
firenena rehetra ambonin' ny tany.
19 Fa efa nifidy[1] azy Aho mba
handidy ny zanany sy ny taranany
mandimby azy hitandreman' ireo ny
làlany Jehovah hanao izay marina
sy mahitsy, mba hitondrany Jehovah
aminy Abrahama izay efa nolazainy
taminy.
20 Ary hoy Jehovah: Ny fita-
rainany Sodoma sy Gomora dia le-
hibe tokoa, ary ny fahotany dia
mavesatra indrindra; 21 hidina
Aho ka hizaha na efa nahatante-
raka izany tokoa izy araka ny fita-
rainan' ny tany, izay efa tonga atỳ
amiko, na tsia; ary raha tsy izany,
dia ho fantatro.
22 Dia nihodina niala teo ireo
lehilahy ireo ka nandroso ho any
Sodoma; fa Abrahama kosa mbola
nijanona teo anatrehany Jehovah.
23 Dia nanatona Abrahama ka
nanao hoe: Haringanao miaraka
amy ny meloka va ny marina? 24
Angamba misy olo-marina dimam-
polo ao an-tanàna; haringanao koa
va, ka tsy hamindranao fo ny tanàna
noho ny dimam-polo marina izay ao?
25 Sanatria Anao raha hanao toy
izany ka hamono ny marina miaraka
amy ny meloka, ka ny marina hatao
tahaka ny meloka; sanatria Anao
izany! tsy hitsara marina va ny
Mpitsara ny tany rehetra? 26 Ary
hoy Jehovah: Raha mahita dimam-
polo marina ao an-tanàna Sodoma
Aho, dia hamindrako fo ny tanàna
rehetra noho ireny.
27 Dia namaly Abrahama ka
nanao hoe: Indro, fa efa sahy niteny
tamy ny Tompo aho, nefa vovoka sy
lavenona: 28 Angamba ho latsaka
dimy ny dimam-polo marina; moa
haringanao va ny tanàna rehetra
noho ny dimy? Ary hoy Izy: Tsy
handringana Aho, raha mahita dimy
amby efa-polo ao.
29 Dia mbola niteny taminy in-
dray izy ka nanao hoe: Angamba
efa-polo no ho hita ao. Ary hoy
Izy: Tsy mba hanao izany Aho
noho ny efa-polo.
30 Ary hoy izy: Aoka anie mba
tsy ho tezitra ny Tompo, fa mbola
hiteny aho: Angamba telo-polo no
ho hita ao. Ary hoy Izy: Tsy mba
hanao izany Aho, raha mahita telo-
polo ao.
31 Ary hoy izy: Indro, fa efa
sahy niteny tamy ny Tompo aho:
Angamba roa-polo no ho hita ao.
Ary hoy Izy: Tsy mba handringana
azy Aho noho ny roa-polo.
32 Ary hoy izy: Aoka anie mba
tsy ho tezitra Hianao, Tompo ô, fa
hiteny izao indray mandeha izao
hiany aho: Angamba folo no ho
hita ao. Ary hoy Izy: Tsy mba
handringana Aho noho ny folo.
33 Dia lasa nandeha Jehovah,
rehefa vita ny teny nataony taminy
Abrahama; ary Abrahama niverina
ho any amy ny fonenany.

*Ny nandravan' Andriamanitra any Sodoma sy Gomora, sy ny namonjeny any Lota.*

XIX. DIA nankany Sodoma ilay
anjely roa nony hariva,
raha Lota nipetraka teo am-bavaha-
diny Sodoma; ary raha nahita azy
Lota, dia nitsangana mba hitsena
azy izy ka niankohoka tamy ny
tany. 2 Dia hoy izy: Mba mivilia
hianareo, tompoko, ho ato an-tranon'
ny mpanomponareo, ka mandria anio
alina, ary sasao ny tongotrareo; ary
hifoha maraina koa hianareo, dia
handeha amin' izay làlan-kalehana-
reo. Fa hoy izy roa lahy: Tsia; fa
hitoetra eto an-kianja hiany izahay
anio alina. 3 Ary rehefa notereny
Lota fatratra izy roa lahy, dia nivily
tany aminy izy ka niditra tao an-
tranony; dia nanaovany nahandro
izy sy nanendasany mofo tsy misy
masirasira, dia nihinana izy.
4 Ary raha tsy mbola nandry izy,
dia avy manodidina ny trano ny

[1] *Heb.* nahalala.

mponina tao an-tanàna Sodoma,
hatramy ny tanora ka hatramy ny
antitra, dia ny vahoaka rehetra tao
an-tanàna; 5 dia niantso any Lota
izy ireo ka nanao taminy hoe: Aiza
ireo lehilahy vao tonga tato aminao
izao alina izao? avoahy ho atỳ ami-
nay izy hahalalanay azy. 6 Dia
nivoaka teo am-baravarana Lota
hankeo aminy, ka nakatony ny vara-
varana teo ivohony; 7 ary hoy izy:
Masìna hianareo, ry rahalahiko, aza
manao ratsy. 8 Indro, manan-
janaka roa vavy aho, izay tsy mbola
nahalala lahy; masìna hianareo,
aoka re ireo no havoakako ho eto
aminareo, ka hataonareo aminy izay
sitraponareo; fa ireo lehilahy ireo
kosa dia aza anaovanareo na ino-
na na inona; fa tonga hialoka
eto ambanin' ny tafon-tranoko izy.
9 Ary hoy izy ireo: Mialà eto
hianao. Dia hoy izy ireo indray:
Ilehity tonga etỳ hivahiny, kanefa
matetika mila hiseho ho mpitsara;
ankehitriny dia hanao ratsiratsy
kokoa aminao noho ny amin' ireo
lehilahy ireo izahay. Dia nanosika
mafy an-dralehilahy izy ireo, dia any
Lota, ka nisesika hamaky ny vara-
varana. 10 Fa naninjitra ny tàna-
ny izy roa lahy, dia nanintona any
Lota hankao an-trano ho ao aminy,
ka nakatony ny varavarana. 11
Dia nampanjambena ny mason' ny
lehilahy izay teo am-baravaran' ny
trano izy hatramy ny kely ka ha-
tramy ny lehibe; ka dia sasa-poana
nitady ny varavarana ireo.

12 Ary hoy izy roa lahy taminy
Lota: Mbola manana ato koa va
hianao? dia izay vinantonao-lahy sy
ny zanakao-lahy sy ny zanakao-
vavy, ary na zovy na zovy anananao
ato an-tanàna, ento miala amin' ity
tanàna ity; 13 fa horavanay ity
tanàna ity, satria efa lehibe ny fita-
rainany eo anatrehany Jehovah; ka
dia naniraka anay Jehovah handrava
azy. 14 Dia nivoaka Lota ary ni-
teny tamy ny vinantony, izay efa
hanambady [1] ny zanani-vavy, ka
nanao hoe: Miaingà, mialà amin'
ity tanàna ity; fa horavany Jehovah
ity tanàna ity. Fa nataon' ny vi-
nantony ho tahaka ny mpanao vazi-
vazy izy.

15 Ary nony maraina koa ny
andro, dia nandodona any Lota ireo
anjely ka nanao hoe: Miaingà, ento
ny vadinao sy ny zanakao roa vavy
izay eto, fandrao mba haringana
hianao noho ny heloky ny tanàna.
16 Ary nony nitaredretra izy, dia
notantanan' izy roa lahy izy sy ny
vadiny ary ny zanany roa vavy noho
ny famindrampony Jehovah taminy;
dia nitondra azy nivoaka izy roa
lahy ka nandao azy tany ivelan' ny
tanàna.

17 Ary rehefa nitondra azy nivo-
aka tany ivelany izy, dia hoy ny
anankiray: Mandosira hamonjy ny
ainao; aza miherika hianao, na
mijanona eny amy ny tany lemaka
rehetra; mandosira any an-tendrom-
bohitra, fandrao haringana hianao.

18 Ary hoy Lota taminy: Aza
an' izany, Tompo ô! 19 indro, fa
efa nahita fitia teo imasonao ny
mpanomponao, ary efa nahalehibe
ny famindramponao hianao, izay
nataonao tamiko hamonjenao ny
aiko; ary tsy afa-mandositra any
an-tendrombohitra aho, fandrao ha-
hatratra ahy ny loza, ka ho faty aho;
20 indro, io vohitra io dia akaiky
handosirana sady kely; masìna hia-
nao, aoka handositra ao aho (tsy kely
va izy io?), dia ho velona ny aiko.
21 Ary hoy izy taminy: Indro, efa
nekeko koa hianao tamin' izany
zavatra izany, ka tsy horavako io
vohitra nolazainao io. 22 Mande-
hana faingana, mandosira ho ao; fa
tsy mahazo manao na inona na inona
aho mandra-pahatonganao ao. Izany
no nanaovana ny anaran' ny tanàna
hoe Zoara.[2]

23 Ary ny masoandro efa nipo-

---

[1] *Na:* efa nanambady.

[2] Zoara = Kely.

saka tamy ny tany, raha tonga tao
Zoara Lota.
24 Ary Jehovah nandatsaka ta-
miny Sodoma sy Gomora solifara sy
afo, avy taminy Jehovah tany an-
danitra, 25 ka nandrava ireny tanàna
ireny sy ny tany lemaka rehetra sy
ny mponina rehetra tao an-tanàna
ary ny zava-maniry teo amy ny
tany.
26 Fa ny vadiny Lota niherika
teo ivohony, dia tonga vongan-tsira
mitsangana izy.
27 Dia nifoha maraina koa Abra-
hama ka nankany amin' ilay efa
nijanonany teo anatrehany Jehovah;
28 ary nitsinjo any Sodoma sy Go-
mora sy ny tany lemaka rehetra
izy, dia nahita, ka, indro, niakatra
ny setroky ny tany tahaka ny se-
troky ny lafaoro lehibe.
29 Ary raha noravan' Andria-
manitra ny tanàna tany amy ny
tany lemaka, dia nahatsiaro any
Abrahama Andriamanitra ka na-
moaka any Lota hiala teo afovoan'
ny horavana, tamy ny nandravany
ny tanàna izay nonenany Lota.

*Ny niandohan' ny fireneny Moaba sy Amona.*

30 DIA niakatra Lota avy tao
Zoara ka nitoetra tany an-
tendrombohitra, dia izy sy ny zanany
roa vavy; fa natahotra hitoetra tao
Zoara izy; dia nitoetra tao an-johy
izy sy ny zanany roa vavy.
31 Ary hoy ny vavimatoa tamy
ny zandriny: Efa antitra izao ny
raintsika, ary tsy misy lehilahy
ambonin' ny tany hanambady an-
tsika araka ny fanaon' ny tany
rehetra; 32 andeha hampisotroin-
tsika divay ny raintsika, dia handry
aminy isika hananantsika fara avy
amy ny raintsika. 33 Dia nampiso-
troiny divay ny rainy tamin' iny
alina iny, dia niditra ny vavimatoa
ka nandry tamin-drainy; ary izy
tsy nahafantatra izay nandriany, na
izay nifohazany. 34 Ary nony
ampitson' iny, dia hoy ny vavimatoa
tamy ny zandriny: Indro, efa nan-
dry tamy ny raintsika aho halina;
aoka hampisotrointsika divay indray
izy anio alina, dia midira hianao ka
mandria aminy hananantsika fara
avy amy ny raintsika. 35 Dia
nampisotroiny divay indray ny rainy
tamin' iny alina iny; dia nitsangana
ilay zandriny ka nandry taminy;
ary izy tsy nahafantatra izay nan-
driany, na izay nifohazany. 36 Dia
samy nanan-anaka tamin-drainy ny
zanaky Lota roa vavy.
37 Dia niteraka zazalahy ny
vavimatoa, ka ny anarany nataony
hoe Moaba; izy no rain' ny Moabita
mandraka andro any. 38 Ary ny
zandriny koa dia niteraka zazalahy,
ka ny anarany nataony hoe Benamy;
izy kosa no rain' ny taranaky
Amona mandraka andro any.

*Ny nivahiniany Abrahama tao Gerara.*

XX. DIA nifindra niala teo Abra-
hama nankany amy ny
tany atsimo ka nitoetra teo anelane-
lany Kadesy sy Sora, ary nivahiny
tao Gerara izy. 2 Ary hoy ny
filàzany Abrahama any Saraha
vadiny: Anabaviko izy; dia nani-
raka Abimeleka, mpanjakany Ge-
rara, ka nampaka any Saraha.
3 Fa Andriamanitra nankeo
aminy Abimeleka, tamy ny nofy
nony alina, ka nanao taminy hoe:
Indro, fa ho faty hianao noho ny
vehivavy izay nalainao, fa vadin'
olona izy. 4 Fa Abimeleka anefa
tsy mbola nanakaiky azy, ka hoy
izy: Tompo ô, hovonoinao koa va
izay firenena marina? 5 Tsy rale-
hilahy va no nilaza tamiko hoe:
Anabaviko izy? ary ravehivavy koa
nanao hoe: Anadahiko izy; koa
tamy ny fahatsoran' ny foko sy ny
fahadiovan' ny tànako no nanaovako
izany.
6 Ary hoy Andriamanitra taminy,
tamy ny nofy: Eny ary, fantatro
hiany fa tamy ny fahatsoran' ny
fonao no nanaovanao izany; ary

Izaho kosa dia niaro anao mba tsy
hanota amiko; koa izany no tsy
namelako anao hanendry azy. 7
Ary ankehitriny avereno ny vadin-
dralehilahy, fa mpaminany izy ka
hifona ho anao, dia ho velona hia-
nao; fa raha tsy averinao izy, aoka
ho fantatrao fa ho faty tokoa hianao,
dia hianao mbamin' izay rehetra
mety ho anao.
8 Dia nifoha maraina koa Abi-
meleka ka niantso ny mpanompony
rehetra ary nanambara izany rehetra
izany teo anatrehany; ka dia raiki-
tahotra indrindra ny olona.
9 Ary Abimeleka dia nampaka
any Abrahama ka nanao taminy
hoe: Inona izao nataonao taminay
izao? ary inona izao ratsy nataoko
taminao izao, no dia nahatonga
heloka lehibe tamiko sy tamy ny
fanjakako hianao? zavatra izay tsy
tokony hatao no nataonao tamiko.
10 Ary hoy koa Abimeleka taminy
Abrahama: Inona no hitanao, no
nanao izany zavatra izany hianao?
11 Dia hoy Abrahama: Satria
hoy izaho: Tsy misy fahatahorana
an' Andriamanitra tokoa amin' ity
tany ity, ka hovonoin' ny olona aho
noho ny amy ny vadiko. 12 Nefa
anabaviko hiany tokoa izy, satria
zanakavavin' ny raiko, fa tsy mba
zanakavavin' ny reniko; ka dia
nanambady azy aho. 13 Ary raha
nampifindrafindra ahy hiala tamy
ny tranon' ny raiko Andriamanitra,
dia hoy izaho tamy ny vadiko:
Izao no soa hataonao amiko: any
amin' izay tany rehetra halehan-
tsika dia lazao aho hoe: Anadahiko
izy.
14 Ary Abimeleka naka ondry sy
omby sy ankizilahy ary ankizivavy,
ka nomeny any Abrahama ireny;
ary Saraha vadiny dia naveriny teo
aminy. 15 Ary hoy Abimeleka:
Indro, eo anoloanao ny taniko; mi-
toera eo amin' izay tianao. 16 Ary
hoy kosa izy taminy Saraha: Indro,
efa nomeko sekely volafotsy arivo
ny anadahinao; indro, ho fanam-
pena-maso aminao izany,[1] dia
amin' izay rehetra momba anao;
ka dia efa nahazo ny rariny[2] hianao
ny amin' izany rehetra izany.[3]
17 Ary Abrahama dia nifona
tamin' Andriamanitra; ary Andria-
manitra nahasitrana any Abimeleka
sy ny vadiny mbamy ny mpanom-
povaviny; dia niteraka izy ireo.
18 Fa Jehovah efa nahamomba
tokoa ny vehivavy rehetra tamy ny
ankohonany Abimeleka noho ny
aminy Saraha, vadiny Abrahama.

*Ny nahaterahany Isaka, sy ny nan-droahana any Hagara mianaka.*

XXI. ARY Jehovah namangy any
Saraha araka ilay efa
nolazainy, ary dia nataony Jehovah
taminy Saraha araka ilay efa notene
niny. 2 Dia nanan-anaka Saraha
ka niteraka zazalahy taminy Abra
hama, rehefa antitra izy, tamy ny
fotoana izay efa nolazain' Andria
manitra taminy. 3 Ary ny anaran'
ny zanany izay teraka, ilay nateraky
Saraha taminy, dia nataony Abra-
hama hoe Isaka.
4 Dia noforany Abrahama Isaka
zanany, rehefa teraka havaloana izy,
araka izay efa nandidian' Andria-
manitra azy. 5 Ary efa zato taona
Abrahama, raha niteraka any Isaka
zanany izy.
6 Ary hoy Saraha: Efa nam-
pihomehezin' Andriamanitra aho;
izay rehetra mandre dia hiara-miho-
mehy amiko. 7 Ary hoy koa izy:
Nampoizin' iza akory moa no hilaza
aminy Abrahama fa hampinono
zaza Saraha? kanjo efa niteraka
zazalahy taminy aho, rehefa antitra
izy. 8 Ary rehefa lehibe ny zaza,
dia notazana; ary Abrahama nanao

---

[1] *Na:* dia izy ho fisalobonana aminao. [2] *Na:* efa voanatra. [3] *Na:* eo anatrehan' ny olona rehetra; *na:* amin' izay rehetra momba anao sy ny olona rehetra koa; dia efa nahazo ny rariny hianao.

fanasana lehibe tamy ny andro
nanotazana any Isaka.
9 Ary Saraha nahita fa nihomehy
ny zanaky Hagara Egyptiana, izay
efa naterany taminy Abrahama. 10
Dia hoy izy taminy Abrahama:
Roahy io andevovavy io sy ny zanany;
fa ny zanak' io andevovavy
io tsy hiray lova amy ny zanako,
dia aminy Isaka. 11 Fa ratsy teo
imasony Abrahama indrindra izany
teny izany noho ny amy ny
zanany.
12 Ary hoy Andriamanitra taminy
Abrahama: Aoka tsy ho ratsy
eo imasonao ny amy ny zaza sy ny
andevovavinao; fa izay rehetra lazainy
Saraha aminao, dia ekeo ny
teniny, fa avy aminy Isaka no
hantsoina izay taranaka ho anao.
13 Nefa ny zanaky ny andevovavy
kosa dia hataoko ho firenena, satria
terakao hiany izy.
14 Dia nifoha maraina koa Abrahama
ka naka mofo sy siny hoditra
iray feno rano, ary nomeny any
Hagara ka napetrany teo an-tsorony,
ary natolony azy koa ny zaza, dia
nampandehaniny izy mianaka; ary
lasa nandeha izy ka nirenireny tany
an-efitry Beri-sheba. 15 Ary rehefa
lany ny rano tao amy ny siny
hoditra, dia nariany teo am-pototry
ny hazo kely anankiray ny zaza.
16 Dia lasa izy ka nipetraka terỳ
lavidavitra tandrifiny, tokony ho
tra-tsipìka; fa hoy izy: Aza mba
ho hitako anie izay hahafatesan' ny
zaza. Ary nipetraka tandrifiny izy,
dia nanandratra ny feony nitomany.
17 Ary ren' Andriamanitra ny
feon' ny zaza, dia niantso any Hagara
Ilay Anjelin' Andriamanitra
tany an-danitra ka nanao taminy
hoe: Inona izato manjo anao, ry
Hagara? aza matahotra, fa efa ren'
Andriamanitra ny feon' ny zaza eo
amy ny itoerany. 18 Mitsangàna,
areno ny zaza, ka tantano; fa hataoko
firenena lehibe izy. 19 Dia
nampahiratin' Andriamanitra ny
masony Hagara, ka nahita lavaka
fantsakana izy; ary lasa izy, dia
nameno rano ny siny hoditra ka
nampisotro rano ny zaza.
20 Ary nomban' Andriamanitra
ny zaza, ka nitombo izy; ary nonina
tany an-efitra izy, ka nony efa lehibe,
dia tonga mpandefa tsipìka.
21 Ary nonina tany an-efitra Parana
izy; dia nakan' ny reniny vady
avy tany amy ny tany Egypta izy.

*Na fanekena nataony Abrahama sy Abimeleka.*

22 ARY tamin' izany andro izany
Abimeleka sy Pikola, komandin'
ny miaramilany, dia niteny
taminy Abrahama ka nanao hoe:
Omban' Andriamanitra hianao amin'
izay rehetra ataonao; 23 koa ankehitriny,
ianiano amin' Andriamanitra
aho fa tsy hamitaka ahy na ny
zanako na ny taranako hianao; fa
araka ny soa izay efa nataoko taminao
no mba ataovy amiko sy amy
ny tany izay ivahinianao. 24 Ary
hoy Abrahama: Hianiana hiany
aho.
25 Ary Abrahama nananatra
any Abimeleka noho ny lavaka
fantsakana anankiray, izay efa nalain'
ny mpanompony Abimeleka
an-keriny. 26 Dia hoy Abimeleka:
Tsy fantatro izay nanao izany; fa
hianao tsy mbola nanambara tamiko,
ary izaho koa tsy mba nahare, raha
tsy vao izao.
27 Ary Abrahama naka ondry
aman-osy sy omby, ka nomeny any
Abimeleka; dia nanao fanekena izy
roa lahy. 28 Ary Abrahama nanokana
ondrivavy kely fito navahana
tamy ny ondry. 29 Ary hoy Abimeleka
taminy Abrahama: Hatao
inona ireo ondrivavy kely fito natokanao
ireo? 30 Ary hoy izy: Mba
horaisinao avy amy ny tànako ireo
ondrivavy kely fito ireo ho vavolombelona
amiko fa izaho nihady io
lavaka fantsakana io. 31 Izany
no nanaovana io tany io hoe Beri-

sheba;[1] satria teo no nianianan' izy
roa lahy. 32 Dia nanao fanekena
tany Beri-sheba izy; ary dia niain-
ga Abimeleka sy Pikola, koman-
din' ny miaramilany, ka niverina
ho any amy ny tanin' ny Filistina.

33 Dia namboly hazo tamariska
tany Beri-sheba Abrahama ka tao
no niantsoany ny anarany Jehovah,
dia Andriamanitra mandrakizay.
34 Ary Abrahama nivahiny elaela
hiany tany amy ny tanin' ny
Filistina.

*Ny nizahan' Andriamanitra toetra any Abrahama.*

XXII. ARY rehefa afaka izany zavatra izany, dia niza-
han' Andriamanitra toetra Abra-
hama, ka hoy Izy taminy: Ry
Abrahama ô! ary hoy izy: Inty
aho. 2 Ary hoy Izy: Ento ny
zanakao, ny lahitokanao, izay tia-
nao, dia Isaka, ka mankanesa any
amy ny tany Moria;[2] ary atero any
izy ho fanatitra odorana ao amy ny
tendrombohitra anankiray izay hola-
zaiko aminao.

3 Ary nifoha maraina koa Abra-
hama, dia nanisy lasely ny borikiny
ka nitondra zatovony roa lahy koa
niaraka taminy sy Isaka zanany;
ary namaky ny hazo hataina amy
ny fanatitra odorana izy, dia niain-
ga ka nankany amy ny tany izay
efa nolazain' Andriamanitra taminy.
4 Nony tamy ny andro fahatelo
Abrahama dia nanopy ny masony
ka nahatazana ny tany terỳ lavitra
erỳ. 5 Ary hoy Abrahama tamy
ny zatovony: Mijanòna eto amy ny
boriky hianareo, fa izaho sy ny zaza-
lahy handeha hankerỳ; ary hiva-
vaka izahay, dia hiverina eto amina-
reo indray. 6 Dia nalainy Abra-
hama ny hazo hataina amy ny
fanatitra odorana ka natataony any
Isaka zanany; fa izy kosa nitondra
ny afo sy ny antsy teny an-tànany;
ary dia niara-nandeha izy mianaka.

7 Ary Isaka niteny taminy Abra-
hama rainy ka nanao hoe: Ry
ikaky ô! dia hoy izy: Inty aho,
anaka. Ary hoy izy: Indreto ny
afo sy ny kitay; fa aiza kosa izay
ondry hatao fanatitra odorana? 8
Fa hoy Abrahama: Anaka, Andria-
manitra no hahita izay ondry hatao
fanatitra odorana; dia niara-nan-
deha izy mianaka.

9 Ary rehefa tonga teo amy ny
tany izay efa nolazain' Andriama-
nitra taminy izy, dia nanorina ny
alitara teo Abrahama ka nandaha-
tra ny kitay; dia namatotra any
Isaka zanany izy ka nametraka azy
tambonin' ny alitara teo ambonin'
ny kitay. 10 Ary Abrahama nanin-
jitra ny tànany ka nandray ny antsy
mba hamonoany ny zanany. 11 Fa
niantso azy Ilay Anjeliny Jehovah
tany an-danitra ka nanao hoe: Ry
Abrahama, ry Abrahama ô! ary
hoy kosa izy: Inty aho. 12 Dia
hoy Izy: Aza maninjitra ny tàna-
nao amy ny zazalahy, ary aza mani-
nona azy akory hianao; fa hitako
izao fa matahotra an' Andriama-
nitra hianao, ka tsy narovanao ta-
miko ny zanakao, dia ny lahitoka-
nao. 13 Ary Abrahama niherika
nijery, ka, indro, nisy ondrilahy teo
ivohony, voasangazotry ny kirihi-
trala ny tandrony; dia lasa Abra-
hama ka naka ny ondrilahy ary
nanatitra azy ho fanatitra odorana
ho solon' ny zanany.

14 Ary ny anaran' izany tany
izany dia nataony Abrahama hoe
Jehovah-jire;[3] dia izany no anao-
vana mandraka ankehitriny ny hoe:
'Any an-tendrombohitra no hise-
hoany Jehovah.'[4]

15 Dia niantso any Abrahama
fanindroany tany an-danitra Ilay
Anjeliny Jehovah 16 ka nanao hoe:

---

[1] Beri-sheba = Fantsakam-pianianana. [2] Moria = Asehony Jehovah.
[3] Jehovah-jire = Jehovah no hahita. [4] *Na:* any an-tendrombohitry Jehovah no hahitana.

Ny tenako no nianianako, hoy Je-
hovah: Satria nanao izany zavatra
izany hianao ka tsy niaro ny zana-
kao, ilay lahitokanao, 17 dia hitahy
anao tokoa Aho ary hahamaro dia
hahamaro ny taranakao, ho tahaka
ny kintana eny amy ny lanitra sy
ho tahaka ny fasika izay any
amoron-dranomasina; ary ny tara-
nakao hahazo ny vavahadin' ny
fahavalony; 18 ary amy ny tara-
nakao no hitahiana ny firenena re-
hetra ambonin' ny tany,[1]—satria
nanaiky ny teniko hianao.
19 Ary Abrahama dia niverina
nankeny amy ny zatovony; dia
niainga izy ka niaraka nankany
Beri-sheba; ary Abrahama dia
nonina tany Beri-sheba.

*Ny taranaky Nahora.*

20 ARY rehefa afaka izany, dia
nisy nanambara taminy
Abrahama hoe: Indro, efa niteraka
zazalahy koa Milka taminy Nahora
rahalahinao, 21 dia Oza lahimatoany
sy Boza lahiaivo ary Kemoela, rainy
Arama, 22 ary Kaseda sy Hazo sy
Pildasy sy Jidlafa ary Betoela. 23
Ary Betoela niteraka an-dRebeka.
Ireo valo ireo no nateraky Milka
taminy Nahora, rahalahiny Abra-
hama. 24 Ary ny vaditsindranony,
izay atao hoe Reoma, izy koa dia
niteraka any Teba sy Gahama sy
Tahasy ary Meaka.

*Ny nahafatesany Saraha sy ny nandevenana azy.*

XXIII. ARY ny andro niainany
Saraha dia fito amby
roa-polo amby zato taona; izany
no taona niainany Saraha. 2 Ary
Saraha dia maty tao Kiriat-arba
(Hebrona izany) tany amy ny tany
Kanana; dia tonga Abrahama hi-
saona any Saraha sy hitomany azy.
3 Ary Abrahama nitsangana niala
avy teo anilan' ny fatin' ny vadiny,
dia niteny tamy ny taranaky Heta
ka nanao hoe: 4 Vahiny sy mpiva-
hiny eto aminareo aho; omeo tany
fandevenana eto aminareo aho mba
handevenako ny fatin' ny vadiko
tsy ho eto anatrehako.
5 Dia namaly any Abrahama ny
taranaky Heta ka nanao taminy
hoe: 6 Mihainoa anay, tompoko-
lahy: andrian-dehibe eto aminay
hianao; koa izay tsara indrindra
amy ny fasanay no andeveno ny
fatin' ny vadinao; tsy misy aminay
hiaro ny fasany aminao tsy hande-
venanao ny fatin' ny vadinao.
7 Dia nitsangana Abrahama ka
niankohoka teo anatrehan' ny tara-
naky Heta tompon-tany, 8 dia niteny
taminy ka nanao hoe: Raha sitra-
kareo ary ny handevenako ny fatin'
ny vadiko mba tsy ho eto anatre-
hako, dia mihainoa ahy, ka mba
iangavio kely aminy Efrona, zanaky
Zohara, 9 mba homeny ahy ny zohy
ao Makpela, izay azy, dia ilay eo
amy ny sisin' ny sahany; amin'
izay vola tokom-bidiny no aoka
hanomezany azy ho ahy eto aminareo
ho tany fandevenana.
10 Ary Efrona nipetraka teo amy
ny taranaky Heta; dia namaly any
Abrahama Efrona Hetita teo ana-
trehan' ny taranaky Heta, dia izay
rehetra niditra teo am-bavahadin'
ny tanànany, ka nanao hoe: 11
Tsia, tompokolahy, fa mihainoa ahy:
ny saha dia omeko anao, ary ny
zohy izay eo anatiny koa dia omeko
anao; eto imason' ny zanaky ny
fireneko no anomezako azy ho anao;
aleveno ny fatin' ny vadinao.
12 Ary niankohoka teo anatre-
han' ny olona tompon-tany Abra-
hama, 13 dia niteny taminy Efrona
teo anatrehan' ny olona tompon-
tany ka nanao hoe: Kanefa raha
mba hihaino ahy hiany hianao, dia
homeko ny vidin' ny saha; raiso
amiko izany, dia haleviko ao ny
fatin' ny vadiko.
14 Ary Efrona dia namaly any

[1] *Na:* ary ny taranakao horaisin' ny firenena rehetra ho fiarahabana ny tenany.

Abrahama ka nanao taminy hoe:
15 Tompokolahy, mihainoa ahy:
tany tokony ho lafo sekely volafotsy
efa-jato,—inona moa izany amin-
tsika roa lahy? fa aleveno ny fatin'
ny vadinao.
16 Dia nekeny Abrahama ny
teniny Efrona, ka nolanjainy ho
azy ny vola izay efa voalazany teo
anatrehan' ny taranaky Heta, dia
sekely volafotsy efa-jato lanin' ny
mpivarotra.
17 Ary ny sahany Efrona, ilay
teo Makpela, izay tandrifiny Mamre,
dia ny saha sy ny zohy izay teo
anatiny mbamy ny hazo rehetra
izay teo anatiny, izay teo amy ny
sisiny rehetra manodidina, dia natao
varo-maty 18 taminy Abrahama ho
fananana, teo imason' ny taranaky
Heta, dia izay rehetra niditra teo
am-bavahadin' ny tanànany.
19 Ary rehefa afaka izany, Abra-
hama dia nandevina any Saraha
vadiny tao amy ny zohy tao amy
ny saha Makpela tandrifiny Mamre
(Hebrona izany), ao amy ny tany
Kanana; 20 ka ny saha mbamy
ny zohy izay ao anatiny dia na-
taon' ny taranaky Heta varo-maty
taminy Abrahama ho tany fandeve-
nana.

*Ny nampakany Abrahama vady ho any Isaka avy tany amy ny tanin' ny havany.*

XXIV. ARY Abrahama dia efa
zoki-olona sady nan-
droso fahanterana; ary Jehovah efa
nitahy any Abrahama tamy ny
zavatra rehetra. 2 Ary hoy Abra-
hama tamin' ilay lehiben' ny mpa-
nompony tao an-tranony, izay mpa-
napaka ny nananany rehetra: Mba
ataovy ato ambanin' ny feko ny
tànanao; 3 fa hampianianiko aminy
Jehovah, Andriamanitry ny lanitra
sy ny tany, hianao, fa tsy haka
vady ho any ny zanako avy amy ny
zanakavavin' ny Kananita izay irai-
sako monina hianoa; 4 fa any amy
ny tanin-drazako sy amy ny havako
no halehanao haka vady ho any
Isaka zanako.
5 Ary hoy ilay mpanompony
taminy: Angamba tsy hety hiaraka
amiko ho amin' ity tany ity ny vehi-
vavy; moa tsy maintsy hitondra ny
zanakao hiverina ho any amy ny
tany izay nialanao va aho?
6 Ary hoy Abrahama taminy:
Tandremo mba tsy ho entinao mive-
rina any ny zanako. 7 Jehovah,
Andriamanitry ny lanitra, Izay
naka ahy niala tamy ny tranon' ny
raiko sy tamy ny tany nahatera-
hako, sady niteny tamiko sy nia-
niana tamiko hoe: Ny taranakao no
homeko ity tany ity,—dia Izy no
haniraka Ilay Anjeliny eo alohanao,
ka any no hakanao vady ho any ny
zanako. 8 Ary raha tsy hety hia-
raka aminao ny vehivavy, dia ho
afaka amin' izao fampianianako anao
izao hianao; fa izao hiany: aza
entinao miverina any mihitsy ny
zanako.
9 Ary nataon' ilay mpanompo
tambanin' ny feny Abrahama tom-
pony ny tànany, ka nianiana taminy
ny amin' izany zavatra izany izy.
10 Ary ilay mpanompo naka
rameva folo tamy ny rameván' ny
tompony ka lasa, ary izay zava-tsoa
nananan' ny tompony dia samy
nitondrany avokoa; dia nandeha
izy ka nankany Mesopotamia [1] ho
any an-tanànany Nahora. 11 Ary
nampandohalehiny teo ivelan' ny
tanàna tanilan' ny lavaka fantsakan-
drano ny rameva, rehefa harivariva
ny andro, dia tamin' ilay fandeha-
nan' ny vehivavy mpantsaka iny.
12 Dia hoy izy: Jehovah ô, An-
driamanitry Abrahama tompoko,
ambino aho anio, ary asio soa Abra-
hama tompoko. 13 Indro, mijanona
eto anilan' ny fantsakana aho; ary
ny zanakavavin' ny mponina ao an-
tanàna mivoaka hantsaka rano; 14

[1] *Heb.* Arama-naharaima.

koa izay zazavavy hilazako hoe:
Mba areho kely ny sininao hisotroa-
ko, ka hamaly hoe izy: Misotroa,
sady hampisotro ny ramevanao koa
aho: dia izy hiany no aoka ho voa-
tendrinao ho any Isaka mpanompo-
nao; ary izany no hahafantarako fa
nasianao soa ny tompoko.

15 Ary raha tsy mbola nitsaha-
niteny izy, dia, indro, tamy Rebeka,
izay nateraky Betoela, zanakalahiny
Milka, vadiny Nahora, rahalahiny
Abrahama, nilanja ny sininy teny
an-tsorony. 16 Ary ilay zazavavy
dia tsara tarehy indrindra sady viri-
jina, ka tsy mbola nisy lehilahy
nahalala azy; ary nidina nankeo
amy ny fantsakana izy ka nameno
ny sininy, dia niakatra. 17 Ary
ilay mpanompo dia nihazakazaka
nitsena azy ka nanao taminy hoe:
Mba ampisotroy rano kely avy amy
ny sininao aho. 18 Ary hoy raza-
zavavy: Misotroa, tompokolahy;
dia nampidininy faingana ny sininy
ho eo an-tànany, ka nampisotroiny
ralehilahy. 19 Ary rehefa nampi-
sotro azy izy, dia hoy koa izy: Ny
ramevanao koa andeha hantsakako
hosotroiny ambara-pahatapiny miso-
tro. 20 Ary dia naidiny faingana
ny rano teo an-tsininy ho eo amy ny
tavy fisotroana, dia nihazakazaka
indray izy nankeo amy ny lavaka
fantsakana hantsaka; ary nantsaka
ho any ny ramevany rehetra izy.
21 Ary ralehilahy nandinika azy
tsara sady nangina, mba hahafanta-
rany na efa nambininy Jehovah ny
nalehany, na tsia.

22 Ary rehefa tapi-nisotro avokoa
ny rameva, dia nalain-dralehilahy
ny kavin' orona volamena iray, lan-
jan' ny sasaky ny sekely, sy haba
volamena roa, lanjan' ny sekely folo,
hatao amy ny tànany; 23 ary hoy
izy: Zana-jovy moa hianao? mba
lazao amiko. Ary moa misy azonay
handriana va ao an-tranon' ny rai-
nao? 24 Ary hoy izy taminy:
Zanakavaviny Betoela, zanakalahiny
Milka, izay naterany taminy Na-
hora, aho. 25 Ary hoy koa izy
taminy: Na ny mololo na ny vilona,
dia samy betsaka ao aminay, sady
misy trano handrianareo koa.

26 Dia niondrika ralehilahy ka
niankohoka teo anatrehany Jehovah,
27 ary nanao hoe: Isaorana anie
Jehovah, Andriamanitry Abrahama
tompoko, Izay tsy nanaisotra ny
famindrampony sy ny fahamarinany
tamy ny tompoko; fa izaho dia
notantanany Jehovah teny an-dàlana
ho aty an-tranon' ny havan' ny tom-
poko. 28 Dia lasa nihazakazaka
razazavavy ka nanambara araka
izany teny izany tamy ny tao an-
tranon' ny reniny.

29 Ary Rebeka nanana anadahy,
Labana no anarany; dia nihaza-
kazaka Labana hankeo amin-drale-
hilahy teo ivelany, teo am-pantsa-
kana. 30 Ary rehefa hitany ny
kavin' orona sy ny haba teny an-
tànan' ny anabaviny, sady efa reny
ny tenin-dRebeka anabaviny nanao
hoe: Izany no nolazain-dralehilahy
tamiko,—dia nankeo amin-dralehi-
lahy izy; ary, indro, mbola nijanona
teo anilan' ny rameva teo am-pan-
tsakana ralehilahy. 31 Ary hoy
Labana: Miakara, ry ilay notahiny
Jehovah; nahoana no mijanona eto
ivelany hianao? fa izaho efa nam-
boatra ny trano sy izay hitoeran' ny
rameva. 32 Dia niditra tao an-
trano ralehilahy; ary Labana dia
namaha ny entana tamy ny rameva
ka nanome mololo sy vilona ho any
ny rameva ary rano hanasana ny
tongo-dralehilahy sy ny tongotry ny
olona izay nomba azy. 33 Dia
nandroso hanina teo anoloany izy;
fa hoy ralehilahy: Tsy mbola hihi-
nana aho, raha tsy efa voalazako
ny raharahako. Ary hoy izy: Lazao
ary.

34 Dia hoy ralehilahy: Mpanom-
pony Abrahama aho. 35 Ary
Jehovah efa nitahy ny tompoko in-
drindra, ka efa be ny fananany; ary
Jehovah efa nanome azy ondry
aman-osy sy omby, ary volafotsy sy

volamena, ary andevolahy sy ande-
vovavy, ary rameva sy boriky. 36
Ary rehefa antitra Saraha, vadin'
ny tompoko, dia niteraka zazalahy
tamy ny tompoko izy; ary efa
natolotry ny tompoko ho any ny
zanany izay rehetra ananany. 37
Ary efa nampianiana ahy ny tom-
poko ka nanao hoe: Aza maka vady
ho any ny zanako avy amy ny zana-
kavavin' ny Kananita, izay iraisako
monina; 38 fa any amy ny tranon'
ikaky sy any amy ny havako no
halehanao ka hakanao vady any ho
any ny zanako. 39 Ary izaho na-
maly ny tompoko hoe: Angamba
tsy hety hiaraka amiko ny vehivavy.
40 Ary hoy izy tamiko: Jehovah,
Izay andehanako eo anatrehany, dia
haniraka Ilay Anjeliny homba anao
sy hanambina ny alehanao, ary
hianao haka vady ho any ny zanako
avy amy ny havako sy amy ny
tranon' ikaky. 41 Dia ho afaka
amy ny fampianianako anao hianao,
raha tonga any amy ny havako;
ary raha tsy manome anao rizareo,
dia ho afaka amy ny fampianianako
anao koa hianao.

42 Ary tonga andro any teo amy
ny fantsakana aho, ka hoy izaho:
Jehovah ô, Andriamanitry Abra-
hama tompoko, raha hanambina ny
alehako Hianao, 43 indro, mijanona
eto anilan' ny fantsakana aho,—koa
izay zazavavy hivoaka hantsaka ka
hilazako hoe: Mba ampisotroy rano
kely avy amy ny sininao aho, 44 ka
hamaly hoe izy: Misotroa, ary
hantsakako koa ny ramevanao: dia
izy no aoka ho izay vehivavy voa-
tendriny Jehovah ho any ny zana-
kalahin' ny tompoko. 45 Ary raha
tsy mbola nitsahatra niteny ana-
kampo aho, dia, indro, tamy Rebeka
nilanja ny sininy teny an-tsorony,
dia nidina nankeo amy ny fantsa-
kana izy ka nantsaka; ary hoy
izaho taminy: Mba ampisotroy rano
kely aho. 46 Dia nampidininy
faingana ny sininy hiala teo an-
tsorony, ka hoy izy: Misotroa, ary
hampisotroiko koa ny ramevanao;
dia nisotro aho, ary nampisotro ny
rameva koa izy. 47 Dia nanontany
azy aho ka nanao hoe: Zana-jovy
moa hianao? Ary hoy izy: Zanaky
Betoela, zanakalahiny Nahora, aho,
izay nateraky Milka taminy. Dia
nataoko teo an-orony ny kavin'
orona, ary ny haba teny amy ny
tànany. 48 Dia niondrika aho ka
niankohoka teo anatrehany Jehovah,
dia nisaotra any Jehovah, Andria-
manitry Abrahama tompoko, Izay
efa nitondra ahy tamy ny làlana
marina haka ny zanakavavin' ny
rahalahin' ny tompoko ho any ny
zanany. 49 Koa ankehitriny, raha
hanao izay soa sy marina amy ny
tompoko hianareo, dia lazao amiko;
fa raha tsy izany kosa, dia lazao
amiko, mba hiviliako na ho amy ny
ankavanana, na ho amy ny ankavia.

50 Dia namaly Labana sy Betoela
ka nanao hoe: Avy taminy Jehovah
no nisehoan' izany zavatra izany,
ka tsy mahazo milaza teny aminao
izahay, na ratsy na soa. 51 Indro,
Rebeka eto anatrehanao, ento izy,
ka mandehana; ary aoka ho vadin'
ny zanaky ny tomponao izy, araka
izay nolazainy Jehovah. 52 Ary
rehefa nandre ny tenin-drizareo ilay
mpanompony Abrahama, dia nian-
kohoka tamy ny tany teo anatrehany
Jehovah izy. 53 Ary ilay mpa-
nompo dia namoaka firavaka vola-
fotsy sy firavaka volamena ary fita-
fiana, ka nomeny an-dRebeka; ary
nomeny zava-tsoa koa ny anadahiny
sy ny reniny.

54 Dia vao izay no nihinana sy
nisotro izy mbamin' ireo lehilahy
izay nomba azy, dia nandry. Ary
nifoha maraina izy ka nanao hoe:
Alefaso ary aho handeha ho any
amy ny tompoko. 55 Ary hoy ny
anadahin-dRebeka sy ny reniny:
Aoka hitoetra atỳ aminay andro
vitsivitsy ny zazavavy, na dia ha-
foloana hiany aza; fa rehefa afaka
izany, dia handeha izy. 56 Fa hoy
ralehilahy taminy: Aza sampona-

nareo aho, fa Jehovah efa nanam-
bina ny alehako; alefaso aho mba
hankany amy ny tompoko. 57 Ary
hoy izy ireo: Aoka ary hantsoinay
ny zazavavy, ka hanontanianay izay
teniny. 58 Dia niantso an-dRebeka
izy ka nanao taminy hoe: Handeha
hiaraka amin' io lehilahy io va
hianao? Ary hoy izy: Handeha
aho.

59 Dia namoaka an-dRebeka ana-
baviny sy ny mpitaiza azy ary ilay
mpanompony Abrahama mbamy ny
olony izy. 60 Dia nitso-drano an-
dRebeka izy ka nanao taminy hoe:
Ry anabavinay, tongava alinalina
anie hianao, ary aoka ny taranakao
hahazo ny vavahadin' izay manka-
hala azy.

61 Ary niainga Rebeka mbamy
ny ankizivaviny ka nitaingina ny
rameva, dia nandeha niaraka tamin-
dralehilahy; ary nitondra an-dRe-
beka ilay mpanompo ka lasa nan-
deha.

62 Ary Isaka efa tonga avy tamy
ny nalehany tany Bera-lahai-roy;
fa nonina tany amy ny tany atsimo
izy. 63 Ary Isaka nivoaka mba
hieritreritra any an-tsaha, rehefa
nitehin-ko hariva ny andro; dia
nanopy ny masony izy ka nahita fa
indrery nisy rameva avy manatona.
64 Ary Rebeka koa nanopy ny
masony ka nahatazana any Isaka;
dia nidina faingana niala tamy ny
rameva izy. 65 Ary hoy izy tamin'
ilay mpanompo: Iza moa irỳ lehi-
lahy mitsangantsangana eny an-
tsaha avy mitsena antsika irỳ? Ary
hoy ilay mpanompo: Iny no tom-
poko; dia nandray ny fisalobonana
Rebeka, ka nisalobonany. 66 Ary
dia nambaran' ilay mpanompo ta-
miny Isaka ny zavatra rehetra izay
efa nataony. 67 Ary Isaka dia
nampandroso an-dRebeka ho ao an-
dainy Saraha reniny ka nampakatra
azy ho vadiny; ary tia azy izy, dia
nionona ny alahelony an-dreniny.

*Ny nanambadiany Abrahama any Ketora, sy ny taranany avy taminy; ary ny nahafatesany Abrahama, sy ny nandevenan' ny zanany azy.*

XXV. ARY Abrahama nampaka-
bady indray, Ketora no
anarany. 2 Dia niteraka any Zim-
rana sy Joksana sy Medana sy
Midiana sy Jisbaka ary Soaha ta-
miny Abrahama izy. 3 Ary Jok-
sana niteraka any Sheba sy Dedana.
Ary ny zanakalahiny Dedana dia
Asorima sy Letosima ary Leomima.
4 Ary ny zanakalahiny Midiana
dia Efaha sy Efera sy Hanoka sy
Abida ary Eldaha. Ireo rehetra
ireo no zanaky Ketora.

5 Dia natolotry Abrahama any
Isaka izay rehetra nananany. 6
Fa ny zanak' ireo vaditsindranony
hafa, izay nananany Abrahama, dia
samy notoloranу avy ka nampande-
haniny, dieny mbola velona izy,
hiala aminy Isaka zanany hiantsina-
nana ho any amy ny tany atsina-
nana.

7 Ary ny andro niainany Abra-
hama dia dimy amby fito-polo amby
zato taona. 8 Dia niala aina Abra-
hama ka maty, rehefa fotsy volo
tsara sady lahy antitra ela niai-
nana;[1] dia voangona any amy ny
razany izy. 9 Ary naleviny Isaka
sy Isimaela zanany izy tao amy ny
zohy ao Makpela, tao amy ny sa-
hany Efrona, zanaky Zohara Hetita,
izay tandrifiny Mamre, 10 dia ilay
saha izay novinidiny Abrahama
tamy ny taranaky Heta; tao no
nandevenana any Abrahama sy
Saraha vadiny.

11 Ary rehefa maty Abrahama,
dia notahin' Andriamanitra Isaka
zanany; ary Isaka dia nonina teo
akaikiny Bera-halai-roy.

[1] *Heb.* voky andro, *na* afa-pon' ny miaina.

*Ny taranaky Isimaela.*

12 ARY izao no taranaky Isimaela,
zanakalahiny Abrahama,
izay nateraky Hagara, ilay Egypti-
ana, andevovaviny Saraha, taminy
Abrahama :
13 Izao no anaran' ny zanakala-
hiny Isimaela, araka ny anarany sy
araka ny taranany : Nebaiota, la-
himatoany Isimaela, sy Kedara sy
Adbela sy Mibsama
14 sy Misma
sy Doma sy Masa
15 sy Hadada
sy Tema sy Jetora sy Nafisy ary
Kedema.
16 Izy ireo no zanaka-
lahiny Isimaela, ary ireo no anarany,
araka ny vohiny sy ny tobiny, dia
andriana roa amby ny folo araka ny
fireneny.
17 Ary ny andro niainany Isima-
ela dia fito amby telo-polo amby
zato taona; ary niala aina izy ka
maty, dia voangona any amy ny
razany.
18 Ary ny taranany nonina ha-
trany Havila ka hatrany Sora, izay
tandrifiny Egypta amy ny làlana
mankany Asyria; nifanandrify
tamy ny rahalahiny rehetra no
nitoerany.

*Ny aminy Esao sy Jakoba.*

19 ARY izao no taranaky Isaka,
zanakalahiny Abrahama :
20 Abrahama niteraka any Isaka;
ary efa-polo taona Isaka, raha nam-
pakatra an-dRebeka, zanakava-
viny Betoela Syriana,[1] avy tany
Mesopotamia,[2] sady anabaviny La-
bana Syriana.[1]
21 Ary Isaka nan-
gataka taminy Jehovah ho any ny
vadiny, satria momba izy; ary no-
henoiny Jehovah ny fangatahany,
dia nanan-anaka Rebeka vadiny.
22 Ary nifanosika ny zaza kambana
tao an-kibony; ary hoy Rebeka :
Raha izao, nahoana re aho no dia
mbola velona?[3] Dia lasa nanon-
tany taminy Jehovah izy.
23 Ary hoy Jehovah taminy :
Firenena roa no ao an-kibo-
nao;
Ary vahoaka roa toko no
hisaraka hatrao am-bohoka-
nao;
Ary ny vahoaka iray toko
hahery noho ny iray toko,
Ka ny zokiny hanompo ny
zandriny.
24 Ary rehefa tonga ny andro
hahaterahany, indreo, nisy zaza kam-
bana tao an-kibony.
25 Dia te-
raka ny voalohany ka mena, ary
tahaka ny kapôty volom-biby ny
tenany rehetra; dia nataony hoe
Esao[4] ny anarany.
26 Ary rehefa
afaka izany, dia teraka koa ny raha-
lahiny, ary ny tànany nihazona ny
ombelahin-tongotry Esao, dia natao-
ny hoe Jakoba[5] ny anarany; ary
efa enim-polo taona Isaka tamy ny
niterahana azy mirahalahy.
27 Dia nitombo ireo zaza ireo;
ary Esao lehilahy nahay nihaza, dia
mpianefitra, fa Jakoba kosa lehilahy
tsara fanahy sady mpitoetra an-day.
28 Ary Isaka tia any Esao, satria
nankafy ny hazany; fa Rebeka
kosa tia any Jakoba.
29 Ary nahandro hanina Jakoba;
ary sendra avy tany an-tsaha Esao
ka reraka.
30 Dia hoy Esao ta-
miny Jakoba : Mba anomezo ahy
hohaniko ny mena, dia io mena io,
fa reraka aho (izany no nanaovana
ny anarany hoe Edoma[6]).
31 Fa
hoy Jakoba : Amidio amiko ary
aloha ny fizokianao.
32 Dia hoy
kosa Esao : Indro, ho faty hiany
aho;[7] ka mahasoa inona izay fizo-
kiana?
33 Ary hoy Jakoba : Mia-
niàna ary amiko aloha. Dia niani-
ana taminy izy; ka dia namidiny
taminy Jakoba ny fizokiany.
34
Ary Jakoba nanome any Esao mofo

---

[1] *Heb.* Aramiana. [2] *Heb.* Padan-arama. [3] *Na :* Raha izany, nahoana no dia toy izao aho? [4] Esao = Voloina. [5] Jakoba = Mpamingana. [6] Edoma = Mena. [7] *Na :* efa ho faty aho.

sy voanemba masaka; dia nihinana
sy nisotro izy, ary niainga ka lasa
nandeha.
Izany no nanamavoany Esao ny
fizokiany.

*Ny nivahiniany Isaka tany Gerara.*

XXVI. ARY nisy mosary indray
teo amy ny tany, afa-
tsy ilay mosary voalohany fony
fahavelony Abrahama. Ary Isaka
nankany aminy Abimeleka, mpanja-
kan' ny Filistina, tany Gerara.
2 Ary Jehovah niseho taminy ka
nanao hoe: Aza midina any Egypta
hianao; mitoera eo amy ny tany
izay holazaiko aminao. 3 Mivahi-
nia eto amin' ity tany ity hianao,
dia homba anao sy hitahy anao Aho;
fa hianao sy ny taranakao no home-
ko ireto tany rehetra ireto, ka
hotoviko ny fianianana izay nataoko
taminy Abrahama rainao; 4 dia
hahamaro ny taranakao ho tahaka
ny kintana eny amy ny lanitra Aho,
ka homeko ny taranakao ireto tany
rehetra ireto, ary amy ny taranakao
no hitahiana[1] ny firenena rehetra
ambonin' ny tany; 5 satria efa
nihaino ny feoko Abrahama ka
nitandrina izay nasaiko notandre-
many, dia ny didiko sy ny teniko
ary ny lalàko.
6 Ary Isaka dia nitoetra tany
Gerara. 7 Ary ny lehilahy tompon-
tany nanontany ny amy ny vadiny;
ary hoy kosa izy: Anabaviko izy;
fa natahotra hilaza hoe: Vadiko
izy, fandrao, *hoy izy,* hamono ahy
ny lehilahy tompon-tany noho Re-
beka, satria tsara tarehy izy.
8 Ary rehefa nitoetra ela teo izy,
dia nitsirika teo am-baravarankely
Abimeleka, mpanjakan' ny Filistina,
ka nahita fa, indro, Isaka nisangy
tamin-dRebeka vadiny. 9 Ary Abi-
meleka dia niantso any Isaka ka
nanao hoe: Efa hita mihitsy fa
vadinao izy, ka nahoana no nolazai-
nao hoe: Anabaviko izy? Ary hoy
Isaka taminy: Satria hoy izaho
anakampo: Fandrao maty aho noho
ny aminy. 10 Ary hoy Abimeleka:
Inona izao nataonao taminay izao?
Saiky nisy nandry tamy ny vadinao
ny olona, dia ho nahatonga heloka
taminay hianao. 11 Dia nandidy
ny vahoakany rehetra Abimeleka
ka nanao hoe: Izay manendry io
lehilahy io na ny vadiny dia hatao
maty tokoa.
12 Dia namafy tamin' izany tany
izany Isaka ka nahazo zato heny
tamin' izay taona izay, satria efa
notahiny Jehovah izy. 13 Ary
nanan-karena ralehilahy ka nandroso
sy nitombo ambara-pahatongany ho
mpanjatobe indrindra; 14 fa na-
nana fananana be izy, dia ondry
aman-osy sy omby ary andevo maro;
ka dia nialona azy ny Filistina. 15
Ary ny lavaka fantsakana rehetra,
izay efa nohadin' ny mpanompon-
drainy fony fahavelony Abrahama
rainy, dia efa novonoin' ny Filistina
sy nototofany tany avokoa. 16 Ary
hoy Abimeleka taminy Isaka: Mialà
atỳ aminay; fa hianao mahery
lavitra noho izahay.
17 Ary lasa niala teo Isaka, dia
nanorina ny lainy teo an-dohasahany
Gerara ka nonina teo. 18 Dia
noloarany Isaka indray ny lavaka
fantsakana izay voahady fony faha-
velony Abrahama rainy, fa efa novo-
noin' ny Filistina ireny, rehefa
maty Abrahama; ary dia nasiany
anarana ireny araka ny anarana
izay efa nanaovan-drainy azy hiany.
19 Dia nihady teo amy ny loha-
saha ny mpanompony Isaka ka na-
hita loharano velona teo. 20 Ary
niady tamy ny mpiandry ombiny
Isaka ny mpiandry omby tao Gerara
ka nanao hoe: Anay ny rano; ary
ny anaran' ny lavaka fantsakana
dia nataony Isaka hoe Eseka,[2] satria
nifanditra taminy izy ireo. 21 Dia
nihady lavaka fantsakana hafa koa
izy, ka niadiany indray io; ary ny

[1] *Izahao* xxii. 18.

[2] Eseka = Fifandirana.

anarany dia nataony hoe Sitna.[1]
22 Dia nifindra niala teo izy ka
nihady lavaka fantsakana hafa koa
indray; fa io kosa tsy mba niadia-
ny; koa ny anarany dia nataony
hoe Rehobota;[2] fa hoy izy: Efa
nomeny Jehovah toerana malalaka
isika ankehitriny, dia hihamaro eo
amy ny tany.

*Ny nifindrany Isaka nankany Beri-sheba, sy ny nanaovany fanekena taminy Abimeleka.*

23 DIA niakatra niala teo izy ka
nankany Beri-sheba. 24
Ary Jehovah niseho taminy tamin'
iny alina iny ka nanao hoe: Izaho
no Andriamanitry Abrahama rai-
nao; aza matahotra, fa momba anao
Aho ka hitahy anao sy hahamaro
ny taranakao noho ny aminy Abra-
hama mpanompoko. 25 Ary nano-
rina alitara teo izy, dia niantso ny
anarany Jehovah sady nanorina ny
lainy teo koa; ary nihady lavaka
fantsakana teo ny mpanompony
Isaka.
26 Ary Abimeleka mbaminy
Ahozata sakaizany sy Pikola, ko-
mandin' ny miaramilany, dia niala
tao Gerara hankany aminy Isaka.
27 Fa hoy Isaka taminy: Nahoana
hianareo no mankaty amiko, kanefa
nankahala ahy hianareo ka nan-
droaka ahy niala teo aminareo? 28
Ary hoy izy ireo: Efa hitanay ma-
rimarina fa momba anao Jehovah,
ka dia hoy izahay: Aoka samy
hanao fianianana isika, dia izahay
sy hianao, ary aoka izahay hanao
fanekena aminao, 29 fa tsy hanisy
ratsy anay hianao, tahaka ny tsy
nanendrenay anao akory, sy tahaka
ny tsy nanaovanay na inona na
inona taminao afa-tsy ny soa hiany,
fa efa nampandehaninay soa aman-
tsara hianao. Fa hianao ankehitriny
efa notahiny Jehovah. 30 Dia na-
nao fanasana ho azy Isaka, ka dia
nihinana sy nisotro izy. 31 Dia
nifoha maraina koa izy, ka samy
nanao fianianana; dia nampandeha-
niny Isaka ireo, ka dia lasa nody
soa aman-tsara izy.
32 Ary tamin' izany andro izany
dia avy ny mpanompony Isaka ka
nanambara taminy ny amy ny lavaka
fantsakana izay efa nohadiny ka
nanao taminy hoe: Efa nahita rano
izahay. 33 Dia nanao ny anarany
hoe Sheba izy; izany no nanaovana
ny anaran' ny tanàna hoe Beri-
sheba [3] mandraka andro any.

*Ny nampakarany Esao vehivavy Kananita ho vadiny.*

34 ARY rehefa efa-polo taona
Esao, dia nampakatra any
Jodita, zanakavaviny Bery Hetita,
sy Basemata, zanakavaviny Elona
Hetita, izy. 35 Dia nangidy tamy
ny fanahiny Isaka sy Rebeka in-
drindra ireny.

*Ny fitaka nataony Jakoba hahazoany ny tso-dranon' ny rainy.*

XXVII. ARY rehefa antitra Isa-
ka, ary pahina ny
masony ka tsy nahita, dia niantso
any Esao lahimatoany izy ka nanao
taminy hoe: Anaka; ary hoy izy
taminy kosa: Inty aho. 2 Ary
hoy izy: Indro fa efa antitra aho,
ka tsy fantatro izay andro hahafa-
tesako; 3 koa ankehitriny, masìna
hianao, alao ny fitifiranao, dia ny
tranon-jana-tsipìkanao sy ny tsipì-
kanao, ary mankanesa any an-
tsaha, ka ihazao aho; 4 ary anaovy
hanim-py aho araka ilay tiako, ka
ento atỳ amiko hohaniko, mba hitso-
fan' ny fanahiko rano anao, dieny
tsy mbola maty aho.
5 Ary Rebeka nandre any Isaka
niteny taminy Esao zanani-lahy.
Ary dia lasa nankany an-tsaha Esao
nitady haza ho entiny. 6 Ary Rebe-
ka niteny taminy Jakoba zanani-lahy
ka nanao hoe: Indro, efa reko ny
rainao niteny taminy Esao rahala-

[1] Sitna = Fandrafiana. [2] Rehobota = Toerana malalaka. [3] *Izahao* xxi. 31.

hinao nanao hoe: 7 Ihazao aho, ka
anaovy hanim-py hohaniko; dia
hitso-drano anao aho eo anatrehany
Jehovah, dieny tsy mbola maty aho.
8 Koa ankehitriny, anaka, araho ny
teniko amin' izay asaiko ataonao.
9 Mankanesa kely any amy ny
ondry aman-osy, ka analao zanak'
osy roa tsara aho; dia hataoko
hanim-py ho any ny rainao araka
ilay tiany izany; 10 ary dia ho
entinao any amy ny rainao hohani-
ny, mba hitsofany rano anao, dieny
tsy mbola maty izy.
11 Fa hoy Jakoba tamin-dRebeka
reniny: Indro, Esao rahalahiko dia
lehilahy voloina, fa izaho lehilahy
malambo hoditra kosa; 12 ary an-
gamba hitsapa ahy ikaky, dia ho
toy ny mpanandoka eo imasony aho
ka hahatonga ozona amiko, fa tsy
tso-drano. 13 Ary hoy ny reniny
taminy: Aoka ho ahy hiany, anaka,
ny ozona ho anao; araho hiany ny
teniko, ka mandehana, itondray aho.
14 Dia nandeha izy ka naka, ary
nitondra tao amy ny reniny; ary
ny reniny kosa dia nanao hanim-py
araka ilay tian' ny rainy.
15 Ary nalain-dRebeka ny fitafi-
any Esao lahimatoany, dia ny tsara
izay efa notehiriziny tao an-trano,
ka nampitafiny any Jakoba zanany
faralahy. 16 Ary ny hoditry ny
zanak' osy dia nafonony ny tànany
sy ny malambolambo amy ny vo-
zony; 17 dia natolony teo an-tànany
Jakoba zanany ny hanim-py sy ny
mofo izay efa namboariny.
18 Ary Jakoba nankany amy ny
rainy ka nanao hoe: Ry ikaky ô!
ary hoy kosa izy: Inty aho; iza
moa hianao, anaka? 19 Ary hoy
Jakoba tamin-drainy: Izaho no Esao
zanakao lahimatoa; efa nanao araka
izay nasainao nataoko aho; masìna
hianao, miarena, dia mipetraha, ka
hano ny hazako, mba hitsofan' ny
fanahinao rano ahy.
20 Ary hoy Isaka tamy ny za-
nany: Nanao ahoana, anaka, no dia
nalaky nahazo toy izany hianao?
Ary hoy izy: Satria Jehovah An-
driamanitrao no nampahazo ahy.
21 Ary hoy Isaka taminy Jakoba:
Mba manatòna kely hoe hitsapako
anao, anaka, hahafantarako na Esao
zanako tokoa hianao, na tsia. 22
Ary Jakoba nanatona any Isaka
rainy, ary izy dia nitsapa azy ka
nanao hoe: Ny feo dia feony Jakoba,
fa ny tànana dia tànany Esao. 23
Ary tsy nahafantatra azy izy, satria
voloina tahaka ny tànany Esao
rahalahiny ny tànany; dia notsofiny
rano izy.
24 Ary hoy izy: Hianao tokoa
moa no Esao zanako? Dia hoy izy:
Izaho no izy. 25 Ary hoy kosa
Isaka: Arosoy eto anoloako ary
izato hazan' ny zanako hihinanako,
mba hitsofan' ny fanahiko rano
anao. Ary dia narosony teo ano-
loany, ka dia nihinana izy; ary
nitondrany divay izy, dia nisotro.
26 Ary hoy Isaka rainy taminy:
Mba manatòna kely ka manoroha
ahy, anaka. 27 Dia nanatona izy
ka nanoroka azy; ary Isaka nandre
ny fofon' ny fitafiany, dia nitso-
drano azy ka nanao hoe:

E! ny fofon' ny zanako
Dia tahaka ny fofon' ny saha
izay notahiny Jehovah.
28 Ary hanomezan' Andriamani-
tra anao anie ny andon' ny
lanitra sy ny tsiron' ny tany
Ary vary sy ranom-boaloboka
betsaka.
29 Hanompo anao anie ny fire-
nena maro,
Ary hiankohoka eo anatreha-
nao ny firenena samihafa.
Ho tompon' ny rahalahinao
anie hianao,
Ary aoka hiankohoka eo ana-
trehanao ny zanaky ny
reninao.
Ho voaozona anie izay rehetra
manozona anao,
Ary hohasoavina anie izay
manisy soa anao.

30 Ary rehefa vita ny nitsofany
Isaka rano any Jakoba, ary vao

nidify Jakoba teo anatrehany Isaka
rainy, dia niditra kosa Esao raha-
lahiny avy nihaza. 31 Ary izy koa
nanao hanim-py ka nitondra azy tao
amy ny rainy; ary hoy izy tamy ny
rainy: Aoka hiarina ny raiko ka
hihinana amy ny hazan' ny zanany,
mba hitsofan' ny fanahinao rano
ahy. 32 Fa hoy Isaka rainy tami-
ny: Iza indray moa hianao? Ary
hoy izy: Izaho no Esao zanakao
lahimatoa. 33 Ary tora-kovitra
indrindra Isaka ka nanao hoe: Iza
ary ilay naka haza ka nitondra teto
amiko, ary efa nihinanako izany
rehetra izany, fony tsy mbola tonga
hianao, ka efa notsofiko rano izy;
eny, hotahina tokoa izy.

34 Raha vao reny Esao ny tenin'
ny rainy, dia nitaraina mafy dia
mafy izy ka nanao taminy hoe: Mba
tsofy rano re aho, dia izaho koa, ry
ikaky ô. 35 Ary hoy rainy: Tonga
ny rahalahinao nanandoka ka naha-
lasa ny tso-dranonao. 36 Dia hoy
Esao: Moa tsy mandia va ny ana-
rany hoe Jakoba?[1] fa efa namin-
gana ahy indroa izy izao: ny fizo-
kiako efa nalainy; ary, indro, an-
kehitriny lasany koa ny tso-dranoko.
Ary hoy koa izy: Tsy mba nitahiry
tso-drano ho ahy va hianao?

37 Dia namaly Isaka ka nanao
taminy Esao hoe: Indro, efa na-
taoko ho tomponao izy, ary ny raha-
lahiny rehetra nomeko ho mpanom-
pony; ary vary sy ranom-boalo-
boka no namelomako azy; koa
inona indray no hataoko aminao,
anaka?

38 Ary hoy Esao tamy ny rainy:
Tso-drano iray hiany va no anao, ry
ikaky? mba tsofy rano re aho, dia
izaho koa, ry ikaky ô. Ary Esao
dia nanandratra ny feony ka nito-
many.

39 Dia namaly Isaka rainy ka
nanao taminy hoe:

Indro, tsy ho amy[2] ny tsiron'
ny tany ny fonenanao,
Ary tsy ho amy[2] ny andon'
ny lanitra avy any ambony;
40 Fa ny sabatrao no hivelo-
manao,
Ary ny rahalahinao no hotom-
poinao;
Kanefa, raha mby amin' izay
andro hahafahanao,
Dia hotapahinao ny ziogany
ho afaka amy ny vozonao.

*Ny nialany Jakoba tao amy ny rainy handositra any Esao, ary ny nampakarany Esao ny zanakavaviny Isimaela ho vadiny.*

41 ARY Esao nanao fo-lentika
taminy Jakoba noho ny
tso-drano izay nataon-drainy ta-
miny; dia hoy Esao anakampo:
Efa antomotra ny andro hisaonana
an' ikaky, dia hamono any Jakoba
rahalahiko aho.

42 Ary nisy nanambara tamin-
dRebeka izany teniny Esao zanany
lahimatoa izany; dia naniraka nam-
paka any Jakoba zanany faralahy
izy ka nanao taminy hoe: Indro,
Esao rahalahinao mikasa hamaly ny
nataonao ka hamono anao. 43 Ary
ankehitriny, anaka, araho ny teniko:
miaingà ka mandosira ho any Ha-
rana, dia any aminy Labana ana-
dahiko. 44 Ary mitoera any aminy
andro vitsivitsy mandra-pahafaky
ny fahatezeran' ny rahalahinao, 45
eny, mandra-pahafaky ny fahate-
zeran' ny rahalahinao aminao, ka ho
hadinony izay nataonao taminy;
dia haniraka aho ka hampaka anao
any; hataoko ahoana no famoy
anareo mirahalahy indray andro?

46 Ary hoy Rebeka taminy Isa-
ka: Tsy te-ho velona aho noho
ireny zanakavavin' ny Hetita; raha
maka vady amy ny zanakavavin' ny
Hetita Jakoba, tahaka ireto izay avy
amy ny zazavavy tompon-tany, koa
hataoko inona ny aiko?

XXVIII. Ary Isaka nampaka any
Jakoba ka nitso-drano azy

[1] *Izahao* xxv. 26.

[2] *Na:* ho amy.

ary namepetra azy hoe: Aza maka
vady avy amy ny zanakavavin' ny
Kananita hianao. 2 Miaingà ka
mankanesa any Mesopotamia, any
amy ny tranony Betoela rain-dre-
ninao; dia makà vady any, avy amy
ny zanakavaviny Labana anadahin-
dreninao. 3 Ary Andriamanitra
Tsitoha anie hitahy anao ka haha-
maro fara anao sy hampitombo
anao, mba ho tonga firenena maro[1]
hianao; 4 ary homeny anao anie ny
fitahiana any Abrahama, dia ho
anao sy ny taranakao koa, mba
handovanao ny tany fivahinianao,
izay efa nomen' Andriamanitra any
Abrahama.

5 Ary Isaka nampandeha any
Jakoba, ka dia lasa izy nankany
Mesopotamia,[2] ho any aminy La-
bana, zanaky Betoela Syriana,[3]
anadahin-dRebeka, reniny Jakoba
sy Esao.

6 Ary nony hitany Esao fa Isaka
efa nitso-drano any Jakoba ka efa
nampandeha azy ho any Mesopo-
tamia[2] haka vady any ary nitso-
drano azy sady namepetra azy hoe:
Aza maka vady avy amy ny zana-
kavavin' ny Kananita hianao; 7
koa Jakoba efa nanaraka ny tenin'
ny rainy aman-dreniny ka lasa
nankany Mesopotamia;[2] 8 ary hi-
tany Esao fa efa ratsy teo imasony
Isaka rainy ny zanakavavin' ny
Kananita: 9 dia lasa Esao nankany
aminy Isimaela ka naka any Maha-
lota, zanakavaviny Isimaela zanaky
Abrahama, sady anabaviny Ne-
baiota, ho vadiny, ho fanampin' ny
vady izay nananany.

*Ny nisehoan' Andriamanitra taminy Jakoba tao Betela.*

10 DIA nivoaka avy tany Beri-
sheba Jakoba ka nankany
Harana. 11 Ary tonga teo amy
ny fitoerana anankiray izy ka nan-
dry teo niloaka alina, satria efa
maty ny masoandro; dia naka vato
tamin' izany fitoerana izany izy, ka
nataony ondana, dia nandry teo izy.

12 Ary nanonofy izy, ka, indro,
nisy tohatra niorina tamy ny tany,
ka nipaka tamy ny lanitra ny lo-
hany; ary, indreo, nisy anjelin'
Andriamanitra niakatra sy nidina
teo aminy. 13 Ary, indro, Jehovah
niseho teo amboniny[4] ka nanao
hoe: Izaho no Jehovah, Andria-
manitry Abrahama rainao sy An-
driamanitry Isaka; ny tany izay
andrianao dia homeko anao sy ny
taranakao; 14 ary ny taranakao ho
be tahaka ny vovoka amy ny tany;
dia hiely any andrefana sy any
atsinanana ary any avaratra sy any
atsimo hianao; ary aminao sy ny
taranakao no hitahiana ny firenena
rehetra ambonin' ny tany. 15 Ary,
indro, Izaho momba anao ka hiaro
anao amin' izay làlan-kalehanao re-
hetra ary hampody anao indray ho
amin' ity tany ity; fa tsy handao
anao Aho mandra-panaoko izay
voalazako taminao.

16 Ary Jakoba nahatsiaro tamy
ny torimasony, dia nanao hoe:
Ato amin' ity fitoerana ity tokoa
Jehovah, fa izaho no tsy nahalala.
17 Dia raiki-tahotra izy ka nanao
hoe: Endrey, mahatahotra ity fitoe-
rana ity! tsy hafa ity, fa tranon'
Andriamanitra sy vavahadin' ny
lanitra.

18 Ary nifoha maraina koa Ja-
koba, dia naka ilay vato izay nataony
ondana ka nanorina azy ho tsangam-
bato, dia nampidina diloilo teo
aminy. 19 Ary ny anaran' izany
fitoerana izany dia nataony hoe
Betela,[5] fa Lozy no anaran' ilay
tanàna tany aloha.

20 Dia nivoady Jakoba ka nanao
hoe: Raha homba ahy Andriamani-
tra ka hiaro ahy amin' izao làlana
alehako izao, ary hanome ahy mofo
hohaniko sy lamba hitafiako, 21 ka

[1] *Heb.* fikambanam-pirenena. [2] *Heb.* Padan-arama. [3] *Heb.* Aramiana.
[4] *Na*: teo anilany. [5] Betela = Tranon' Andriamanitra.

ho tafaverina soa aman-tsara any
amy ny tranon' ny raiko aho, dia
Jehovah no ho Andriamanitro, 22
ary[1] ity vato izay naoriko ho tsan-
gam-bato ity ho tranon' Andria-
manitra, ary izay rehetra homenao
ahy, dia homeko Anao tokoa ny
ampahafolony.

*Ny nanompoany Jakoba any Labana hahazoany any Lea sy Rahely ho vadiny, sy ny nahaterahan' ny zanany.*

XXIX. DIA niainga Jakoba ka
nankany amy ny tanin'
ny zanaky ny atsinanana. 2 Dia
nijery izy, ka, indro, nisy lavaka
fantsakana tany an-tsaha, ary, in-
dro, nisy ondry aman-osy telo-dia
nandry teo anilany; fa teo amin'
izany lavaka fantsakana izany no
fampisotroan' ny olona ny andian'
ny ondry aman-osy; ary lehibe ny
vato teo am-bavan' ny fantsakana.
3 Ary nangonina teo ny andian' ny
ondry aman-osy rehetra, dia nako-
dian' ny olona ny vato hiala amy ny
vavan' ny lavaka fantsakana, ka
nampisotroiny ny ondry aman-osy;
ary dia naveriny indray ny vato ho
eo am-bavan' ny lavaka fantsakana
ho amy ny fitoerany.
4 Ary hoy Jakoba tamy ny
olona: Ry rahalahiko, avy aiza moa
hianareo? Ary hoy ireo: Avy any
Harana izahay. 5 Ary hoy izy
taminy: Moa mba fantatrareo va
Labana, zanakalahiny Nahora? Dia
hoy izy: Fantatray hiany. 6 Ary
hoy izy taminy: Tsara hiany va
izy? Dia hoy izy: Tsara hiany izy;
ary, indro, tamy Rahely zanani-vavy
mitondra ny ondry aman-osy.
7 Ary hoy izy: Indro, mbola
antoandrobe ny andro, ka tsy mbola
mby amy ny fotoana famoriana ny
omby aman-ondry; ampisotroy ny
ondry aman-osy, dia andeha, andraso.
8 Dia hoy izy: Tsy azonay hatao
izany, raha tsy efa tafangona avokoa
ny andian' ny ondry aman-osy re-
hetra, ka hakodian' ny olona ny
vato hiala amy ny vavan' ny lavaka
fantsakana; dia vao hampisotro ny
ondry aman-osy izahay.
9 Raha mbola niteny taminy izy;
dia, indro, tamy Rahely nitondra
ny ondry aman-osin-drainy; fa mpi-
andry ondry izy. 10 Ary rehefa
hitany Jakoba Rahely, zanakava-
viny Labana anadahin-dreniny, sy
ny ondry aman-osiny Labana ana-
dahin-dreniny, dia nanatona izy ka
nanakodia ny vato hiala tamy ny
vavan' ny lavaka fantsakana, dia
nampisotro ny ondry aman-osiny
Labana anadahin-dreniny izy. 11
Ary Jakoba nanoroka an-dRahely,
dia nanandratra ny feony ka nito-
many. 12 Dia nambarany Jakoba
tamin-dRahely fa havan-drainy sy
zana-dRebeka izy; dia nihazaka-
zaka Rahely nanambara izany ta-
min-drainy.
13 Ary rehefa reny Labana ny
filazàny any Jakoba, zanak' anaba-
viny, dia nihazakazaka nitsena azy
izy ka namihina azy sy nanoroka
azy ary nitondra azy ho any an-
tranony. Dia nambarany Jakoba
taminy Labana izany rehetra izany.
14 Ary hoy Labana taminy: Tao-
lako sy nofoko tokoa hianao.
Ary rehefa nitoetra tao aminy
andro iray volana Jakoba, 15 dia
hoy Labana taminy: Moa na dia
rahalahiko aza hianao, dia hanompo
ahy maina va? Lazao amiko izay
ho karamanao. 16 Ary Labana
nanan-janaka roa vavy: Lea no
anaran' ny zokiny, ary Rahely no
anaran' ny zandriny. 17 Ary Lea
nalemy maso; fa Rahely bikana
sady tsara tarehy. 18 Ary Jakoba
tia an-dRahely ka nanao hoe: Ha-
nompo anao fito taona aho hahazoako
an-dRahely, zanakao faravavy. 19
Ary hoy Labana: Aleoko homena
anao izy, toy izay homena lehilahy
hafa; tomoera eto amiko.

[1] *Na:* ary Jehovah no ho Andriamanitro, dia.

20 Dia nanompo any Labana fito
taona Jakoba hahazoany an-dRa-
hely; ary toa andro vitsy foana teo
imasony izany noho ny fitiavany
azy.
21 Ary hoy Jakoba taminy La-
bana: Aiza ny vadiko, mba hanam-
badiako azy? fa efa tapitra ny
fetr'androko. 22 Ary nampamory
ny tompon-tany rehetra Labana ka
nanao fanasana. 23 Kanjo nony
hariva dia naka any Lea zanani-
vavy izy ka nitondra azy ho any
aminy Jakoba; dia nanambady azy
Jakoba. 24 Ary nomeny Labana
any Lea zanani-vavy Zilpa ankiziva-
viny hanompo azy. 25 Ary nony
efa maraina ny andro, indro fa Lea
izy; dia hoy Jakoba taminy Labana:
Ahoana izao nataonao tamiko izao?
Moa tsy Rahely va no nanompoako
anao? ka nahoana no nofitahinao
aho? 26 Dia hoy Labana: Tsy
fanao atỳ amy ny taninay ny ma-
moaka ny zandriny alohan' ny zo-
kiny. 27 Tanteraho ny herinan-
dron' ity anankiray ity, dia homenay
anao koa ny anankiray noho ny
fanompoana izay mbola hanompoa-
nao ahy fito taona indray.
28 Dia nataony Jakoba izany,
ka notanterahiny ny herinandrony;
dia nomeny Labana azy koa Rahely
zanani-vavy ho vadiny. 29 Ary
nomeny Labana an-dRahely zanani-
vavy kosa Bila ankizivaviny ha-
nompo azy. 30 Dia novadiny Ja-
koba koa Rahely; ary izy no tiany
mihoatra noho Lea; dia nanompo
any Labana fito taona indray izy.
31 Ary rehefa hitany Jehovah fa
nankahalaina Lea, dia nampanan-
anaka azy Izy; fa momba kosa
Rahely. 32 Dia nanan-anaka Lea
ka niteraka zazalahy, ary ny ana-
rany dia nataony hoe Robena;[1] fa
hoy izy: Efa nitsinjo ny fahoriako
Jehovah, fa ankehitriny dia ho tian'
ny vadiko aho.
33 Dia nanan-anaka indray izy
ka niteraka zazalahy; ary hoy izy:
Satria reny Jehovah fa efa nanka-
halaina aho, dia nomeny ahy koa
ity; dia nataony hoe Simeona[2] ny
anarany.
34 Dia nanan-anaka indray izy
ka niteraka zazalahy; ary hoy izy:
Ankehitriny izao dia hikambana
amiko ny vadiko, fa efa niteraka
zazalahy telo ho azy aho; izany no
nanaovana ny anarany hoe Levy.[3]
35 Dia nanan-anaka indray izy
ka niteraka zazalahy; ary hoy izy:
Ankehitriny dia hidera any Jehovah
aho; izany no nanaovany ny ana-
rany hoe Joda;[4] dia nitsaha-jaza
izy.
XXX. Ary rehefa hitan-dRahely fa
tsy mba niteraka taminy Ja-
koba izy, dia nialona ny rahavaviny
izy, ka hoy izy taminy Jakoba:
Mba omeo zaza aho, fa raha tsy
izany, dia ho faty aho. 2 Dia nire-
hitra tamin-dRahely ny fahateze-
rany Jakoba, ka hoy izy: Solon'
Andriamanitra, Izay nahamomba
anao tsy hiteraka, va aho? 3 Ary
hoy izy: Indro Bila ankizivaviko,
vadio izy; dia hiteraka eo am-pofo-
ako izy, mba hahazoako zaza aminy.
4 Dia nomeny azy Bila ankiziva-
viny ho vadiny; ary dia novadiny
Jakoba koa izy. 5 Dia nanan-
anaka Bila ka niteraka zazalahy
taminy Jakoba. 6 Ary hoy Rahely:
Andriamanitra efa nanome ahy ny
rariny sady efa nihaino ny feoko, ka
nomeny zazalahy aho; izany no
nanaovany ny anarany hoe Dana.[5]
7 Dia nanan-anaka indray Bila,
ankizivavin-dRahely, ka niteraka
zazalahy faharoany taminy Jakoba.
8 Ary hoy Rahely: Fitolonana
mafy dia mafy[6] no nitolonako
tamy ny rahavaviko, ka nahery
aho; dia nataony hoe Naftaly[7] ny
anarany.
9 Ary rehefa hitany Lea fa efa

[1] Robena = Indro zanakalahy. [2] Simeona = Fihainoana. [3] Levy = Fikambanana. [4] Joda = Hoderaina; *na:* Izay hiderana any Jehovah. [5] Dana = Mpanome rariny. [6] *Heb.* Fitolonana tamin' Andriamanitra. [7] Naftaly = Fitolonako.

nitsaha-jaza izy, dia naka any Zilpa
ankizivaviny izy, ka nomeny ho
vadiny Jakoba koa. 10 Ary Zilpa,
ankizivaviny Lea, dia niteraka zaza-
lahy taminy Jakoba. 11 Ary hoy
Lea: Manan-jara re aho! dia na-
taony hoe Gada[1] ny anarany.
12 Ary Zilpa, ankizivaviny Lea,
dia niteraka zazalahy faharoany
taminy Jakoba. 13 Ary hoy Lea:
Sambatra aho, fa hataon' ny zanaka-
vavin' ny olona hoe sambatra aho;
dia nataony hoe Asera[2] ny anarany.
14 Ary nivoaka nitsangantsan-
gana Robena tamy ny andro fijin-
jam-bary[3] ka nahita dodaima[4]
*naniry* tany an-tsaha, dia nitondra
azy ho any aminy Lea reniny. Ary
hoy Rahely taminy Lea: Veloma
hianao, mba anomezo ahy kely ny
dodaiman' ny zanakao. 15 Ary
hoy izy taminy: Moa zavatra kely
va ny nakanao ny vadiko? dia
halainao koa va ny dodaiman' ny
zanako? Ary hoy Rahely: Aoka
handry aminao hiany ary izy anio
alina noho ny dodaiman' ny zana-
kao. 16 Ary nony hariva, rehefa
tonga avy tany an-tsaha Jakoba,
dia nivoaka nitsena azy Lea ka
nanao hoe: Ho ato amiko no hale-
hanao; fa ny dodaiman' ny zanako
no efa nakaramako anao tokoa. Dia
nandry taminy izy tamin' iny alina
iny.
17 Ary Andriamanitra nihaino
any Lea, dia nanan-anaka izy ka
niteraka zazalahy fahadiminy ta-
miny Jakoba. 18 Ary hoy Lea:
Efa nomen' Andriamanitra ny
karamako, satria nomeko hovadin'
ny vadiko ny ankizivaviko; dia
nataony hoe Isakara[5] ny anarany.
19 Dia nanan-anaka indray Lea
ka niteraka zazalahy faheniny ta-
miny Jakoba. 20 Ary hoy Lea:
Efa nanome anjara soa ho ahy
Andriamanitra; amin' izao vao hi-
toetra amiko ny vadiko, fa efa nite-
raka zaza enin-dahy ho azy aho;
dia nataony hoe Zebolona[6] ny
anarany.
21 Ary rehefa afaka izany, dia
niteraka zazavavy izy, ka nataony
hoe Dina ny anarany.
22 Ary Andriamanitra naha-
tsiaro an-dRahely, dia nihaino azy
ka nampanan-anaka azy. 23 Ary
nanan-anaka izy ka niteraka zaza-
lahy; dia hoy izy: Efa nahafa-
tondromaso ahy Andriamanitra.
24 Dia nataony hoe Josefa[7] ny
anarany, ka hoy izy: Jehovah anie
mbola hanampy zazalahy iray ho
ahy koa.

*Ny fanekena hafa koa izay nataony Labana sy Jakoba.*

25 ARY rehefa niteraka any Jo-
sefa Rahely, dia hoy Ja-
koba taminy Labana: Alefaso aho
hankany amy ny fonenako sy ny
taniko. 26 Omeo ahy ny vadiko
aman-janako, izay nanompoako anao,
dia handeha aho; fa fantatrao ny
fanompoana izay nanompoako anao.
27 Ary hoy Labana taminy:
Masìna hianao, raha nahita fitia eo
imasonao aho, *mitoera eto amiko;*
efa namantatra[8] aho, ka fantatro
fa avy taminao no nitahiany Je-
hovah ahy. 28 Ary hoy koa izy:
Tonòny izay ho karamanao, dia ho-
meko anao.
29 Ary hoy Jakoba taminy;
Fantatrao ny nanompoako anao sy
ny toetry ny omby aman-ondrinao
tato amiko. 30 Fa kely ny fana-
nanao, fony tsy mbola tonga aho,
fa efa nitombo be dia be izy; ary
efa nitahy anao Jehovah tamy ny
diako rehetra; ary ankehitriny,
rahoviana kosa aho no mba hihary
ho any ny ao an-tranoko?
31 Ary hoy izy: Inona ary no
homeko anao? Ary hoy Jakoba:

[1] Gada = Zara. [2] Asera = Sambatra. [3] Tritika, *dia varimbazaha.*
[4] Mandragora, *dia zava-maniry iray karazana amy ny ramiary.* [5] Isakara = Misy
karama, *na* mitondra karama. [6] Zebolona = Fitoerana, *na* fonenana. [7] Josefa =
Hanampy, *na* hanaisotra, Izy. [8] *Heb.* efa nanao sikidy.

Tsy hanome ahy na inona na inona
hianao; raha hataonao amiko izao
zavatra izao, dia mbola handrasako
sy hotandremako hiany ny ondry
aman-osinao: 32 Handeha hitety
ny ondry aman-osinao rehetra aho
anio ka hanavaka ny mara sy ny
sada rehetra, ary ny mainty rehetra
eo amy ny ondry ary ny sada sy ny
mara eo amy ny osy; koa ireny no
ho karamako. 33 Ny fahamari-
nako no ho vavolombeloko amy ny
andro ho avy, raha tonga hianao
handinika ny karamako: izay re-
hetra tsy mara ary tsy sada eo amy
ny osy, ary izay tsy mainty eo amy
ny ondry, dia ho halatro izany.

34 Ary hoy Labana: Eny, aoka
ho araka ny teninao ary. 35 Dia
navahany tamin' izany andro izany
ny osilahy sadika sy sada, ary izay
osivavy rehetra mara sy sada, dia
izay rehetra nisy fotsy, ary ny
mainty rehetra teo amy ny ondry;
dia natolony teo an-tànan' ny za-
nani-lahy ireny. 36 Ary nasiany
làlan-kateloana teo anelanelan' izy
sy Jakoba; ary Jakoba niandry ny
ondry aman-osiny Labana sisa.

37 Ary Jakoba dia naka tsora-
kazo maro tamy ny hazo popola
maitso sy tamy ny hazo lozy[1] sy
tamy ny hazo platana; ka nataony
ofy vandana ireny hisehoan' ny
fotsy izay teo amy ny tsora-kazo.
38 Ary ireny tsora-kazo voaofiny
ireny dia napetrany teo anoloan' ny
ondry aman-osy, teo anatin' ny
tavin-drano, dia teo amy ny fiso-
troan-drano, izay nalehan' ny ondry
aman-osy hisotro, ka nikambana teo
ny lahy sy ny vavy, raha avy hiso-
tro rano izy. 39 Dia nikambana
tandrifin' ny tsora-kazo ny ondry
aman-osy ka niteraka sadika sy
mara ary sada. 40 Ary ny zanak'
ondry navahany Jakoba, ary ny
ondry sisa dia nataony manatrika
ny sadika sy ny mainty rehetra teo
amy ny ondry aman-osiny Labana;
ary natokany izay ondry aman-osy
ho azy ka tsy navelany hiharo tamy
ny ondry aman-osiny Labana. 41
Ary na oviana na oviana no hikam-
banan' ny ondry aman-osy matan-
jaka, dia napetraky Jakoba teo
anatin' ny tavin-drano teo ano-
loan' ny mason' ny ondry aman-osy
ireny tsora-kazo ireny, mba hikam-
banany eo anilan' ny tsora-kazo.
42 Fa raha osaosa kosa ny ondry
aman-osy, dia tsy mba napetrany
teo ireny; ka dia ny osaosa no any
Labana, fa ny matanjaka kosa no
any Jakoba.

43 Dia nitombo harena indrindra
ralehilahy ka nanana ondry aman-
osy betsaka ary andevovavy sy
andevolahy ary rameva sy boriky.

*Ny nandosirany Jakoba avy tany Mesopotamia hody any Kanana.*

XXXI. ARY Jakoba nandre ny
tenin' ny zanakalahiny
Labana nanao hoe: Efa lasany Ja-
koba avokoa izay rehetra nananan'
ny raintsika; ary avy tamy ny fa-
nanan' ny raintsika no nahazoany
izao voninahitra rehetra izao. 2
Ary hitany Jakoba ny tarehiny
Labana, fa indro tsy mba mira-
mirana taminy tahaka ny taloha
izy.

3 Ary hoy Jehovah taminy Ja-
koba: Modia any amy ny tanin' ny
razanao sy any amy ny havanao;
ary homba anao Aho.

4 Ary Jakoba naniraka ka nam-
paka an-dRahely sy Lea hankany
an-tsaha ho any amy ny ondry
aman-osiny 5 ka nanao taminy hoe:
Hitako ny tarehin' ny rainareo, fa
tsy mba miramirana amiko tahaka
ny taloha; fa Andriamanitry ny
raiko no efa nomba ahy. 6 Ary
fantatrareo fa tamy ny heriko rehe-
tra no nanompoako ny rainareo. 7
Fa ny rainareo efa namitaka ahy ka
efa nanova ny karamako impolo;
nefa tsy navelan' Andriamanitra

[1] Lozy = amygdala (?).

hahatonga loza tamiko izy. 8 Raha
nilaza hoe izy: Ny mara rehetra ho
karamanao, dia niteraka mara ny
ondry aman-osy rehetra; ary raha
nilaza hoe indray izy: Ny sadika
rehetra ho karamanao, dia niteraka
sadika ny ondry aman-osy rehetra.
9 Dia nalain' Andriamanitra ny
fananan' ny rainareo ka nomeny
ahy. 10 Ary rehefa mby amy ny
andro izay nikambanan' ny ondry
aman-osy, dia natopiko ny masoko,
ka hitako tamy ny nofy, ary, indro,
sadika sy mara ary sada ny lahy
izay nikambana tamy ny ondrivavy
sy ny osivavy. 11 Ary hoy Ilay
Anjelin' Andriamanitra tamiko
tamy ny nofy: Ry Jakoba; dia
hoy izaho: Inty aho. 12 Ary hoy
Izy: Mba atopazy ny masonao ka
jereo, fa sadika sy mara ary sada ny
lahy rehetra izay mikambana amy
ny ondrivavy sy ny osivavy, satria
efa hitako izay rehetra nataony
Labana taminao. 13 Izaho no An-
driamanitry Betela, izay nanosora-
nao tsangam-bato sy nivoadianao
tamiko; miaingà ankehitriny hiala
amin' ity tany ity, ka modia any
amy ny tany nahaterahanao.

14 Dia namaly Rahely sy Lea ka
nanao taminy hoe: Mbola misy an-
jara sy lova ho anay va ao an-tranon'
ny rainay? 15 Tsy nataony toy ny
vahiny va izahay? fa efa namidiny
izahay sady nohaniny làlandava ny
volanay rehetra. 16 Fa ny harena
rehetra izay nalain' Andriamanitra
tamy ny rainay, dia anay sy any ny
zanakay izany; koa ankehitriny,
izay rehetra nolazain' Andriama-
nitra taminao dia ataovy.

17 Dia niainga Jakoba, ka nam-
pitaingeniny ny rameva ny zanany
sy ny vadiny; 18 dia nitondra ny
ombiny sy ny ondry aman-osiny re-
hetra izy, mbamy ny fananana re-
hetra izay efa noharìny, dia ny omby
aman-ondry izay efa azony tany Meso-
potamia,[1] mba hankany aminy Isaka
rainy any amy ny tany Kanana.
19 Ary Labana efa lasa nandeha
hanety ny ondry aman-osiny; dia
nangalarin-dRahely ny sampin-drai-
ny.[2] 20 Ary Jakoba dia nangala-
dia taminy Labana Syriana,[3] fa tsy
nambarany taminy ny amy ny han-
dosirany. 21 Ary nandositra izy
ka nitondra ny fananany rehetra;
dia niainga izy ka nita ny Ony,[4] ary
nizotra hankany an-tendrombohitra
Gileada.

22 Ary tamy ny andro fahatelo
dia nisy nanambara taminy Labana
fa lasa nandositra Jakoba. 23 Dia
nitondra ny havany homba azy izy
ka nanenjika azy làlan-kafitoana, dia
nahatratra azy teo an-tendrombohi-
tra Gileada. 24 Fa Andriamanitra
nankeo aminy Labana Syriana[3]
tamy ny nofy nony alina ka nanao
taminy hoe: Tandremo mba tsy
hasianao teny akory Jakoba, na soa
na ratsy.

25 Ary Labana dia nahatratra
any Jakoba. Ary Jakoba dia efa
nanorina ny lainy teo an-tendrom-
bohitra; ary Labana sy ny havany
kosa nanorin-day teo an-tendrom-
bohitry Gileada.

26 Ary hoy Labana taminy Ja-
koba: Inona izao ataonao izao, no
dia nangala-dia tamiko hianao ka
nitondra ny zanako-vavy toy ny babo
azo tamy ny sabatra? 27 Nahoana
no nandositra mangingina hianao
ka nangala-dia tamiko; ary tsy na-
nambara tamiko hianao mba hana-
terako anao amy ny fifaliana sy ny
hira, amy ny ampongatapaka sy ny
lokanga, 28 sady tsy mba navelanao
hanoroka ny zanako-lahy sy ny
zanako-vavy aho? Fa izao dia efa
nanao adaladala hianao. 29 Manan-
kery hanisy ratsy anareo ny tàna-
ko; fa Andriamanitry ny rainareo
efa niteny tamiko halina ka nanao
hoe: Tandremo mba tsy hasianao

[1] *Heb.* Padan-arama. [2] *Heb.* terafiman-drainy. [3] *Heb.* Aramiana.
[4] Eofrata.

teny akory Jakoba, na soa na ratsy.
30 Ary ankehitriny, raha mandeha
tokoa hianao, satria manina ny
tranon' ny rainao indrindra hianao,
nahoana no nangalarinao ny andria-
manitro?

31 Dia namaly Jakoba ka nanao
taminy Labana hoe: Satria nataho-
tra aho; fa hoy izaho: Angamba
halainao an-keriny amiko ny zana-
kao-vavy. 32 Izay hahitanao ny
andriamanitrao dia aza velomina;
eto anatrehan' ny havantsika savao
izay ato amiko, ka ento ny anao.
Fa tsy fantatry Jakoba fa Rahely
no efa nangalatra azy.

33 Ary Labana niditra tao an-
dainy Jakoba sy tao an-dainy Lea
ary tao an-dain' ny ankiziny roa
vavy, fa tsy nahita. Dia niala tao
an-dainy Lea izy ka niditra tao an-
dain-dRahely. 34 Fa efa nalain-
dRahely ny sampy [1] ka nataony tao
anatin' ny laselin' ny rameva, dia
nipetraka teo amboniny izy. Ary
Labana dia nikaroka eran' ny lay
rehetra, fa tsy nahita. 35 Ary hoy
Rahely tamy ny rainy: Aza fady
aho, tompokolahy, fa tsy mahazo
mitsangana eto anatrehanao aho,
satria azon' ny fombam-behivavy.
Dia nikaroka fatratra izy, fa tsy
nahita ny sampy.

36 Dia tezitra Jakoba ka nifa-
maly taminy Labana; ary namaly
Jakoba ka nanao taminy Labana
hoe: Inona no heloko? inona no
otako, no dia niolomay nanenjika
ahy hianao? 37 Fa efa nosavanao
avokoa ny entako rehetra, koa
inona no fanaka avy tany an-
tranonao hitanao tao? Apetraho
eto anatrehan' ny havako sy ny
havanao izany, hitsarany antsika
roa lahy. 38 Izao roa-polo taona
izao no nitoerako tany aminao;
ny ondrivavinao sy ny osivavinao
tsy mba namotsotra, ary tsy mba
nihinana ny ondrilahy avy tamy ny
ondrinao aho. 39 Izay voaviravi-
ram-biby tsy mba nentiko tany
aminao, fa izaho no nanolo azy; teo
an-tànako no nitadiavanao azy, na
ny nangalarina andro, na ny nanga-
larina alina. 40 Nony antoandro
matin' ny hain' andro aho, ary nony
alina dia matin' ny fanala; ary
nandositra ny masoko ny torimaso.
41 Izao roa-polo taona izao no nitoe-
rako tany an-tranonao, ka efatra
amby ny folo taona no nanompoako
anao hahazoako azy mirahavavy
zanakao, ary enin-taona kosa haha-
zoako ny ondry aman-osinao; ary
efa nanova ny karamako impolo
hianao. 42 Raha tsy Andriamani-
try ny raiko, dia Andriamanitry
Abrahama, Ilay natahorany Isaka,
no nomba ahy, dia ho nampande-
haninao maina tokoa aho ankehi-
triny. Andriamanitra efa nitsinjo
ny fahoriako sy ny fisasaran' ny
tànako ka nananatra anao halina.

43 Dia namaly Labana ka nanao
taminy Jakoba hoe: Ireo zazavavy
ireo dia zanako-vavy; ary ireo zaza-
lahy ireo dia zanako-lahy; ary ireo
ondry aman-osy ireo dia ondry aman-
osiko; ary izao rehetra hitanao izao
dia ahy avokoa; ary ahoana no
hataoko anio amin' ireto zanako-
vavy, na amy ny zanany naterany?
44 Koa ankehitriny avia hanao
fanekena isika, dia izaho sy hianao,
ka aoka ho vavolombelona amiko
sy aminao izany.

45 Dia naka vato iray Jakoba ka
nanangana azy ho tsangam-bato.
46 Ary hoy Jakoba tamin' ireo
havany: Manangòna vato; dia naka
vato izy, ka nataony antontany;
ary dia nihinana teo anilan' ny an-
tontam-bato izy rehetra. 47 Ary
ny anaran' ny antontam-bato dia
nataony Labana hoe Jegara-saha-
dota; [2] fa Jakoba kosa nanao azy
hoe Galeda. [2]

48 Ary hoy Labana: Ity anton-

---

[1] *Heb.* terafima.

[2] Jegara-sahadota (*Ar.*) sy Galeda (*Heb.*) dia samy = Antontam-bato vavolombelona.

tam-bato ity no vavolombelona amin-
tsika anio. Izany no nanaovany
ny anarany hoe Galeda. 49 Ary
nataony hoe Mizpa[1] koa izy; fa
hoy izy: Jehovah hitazana ahy sy
hianao, rehefa tsy mifankahita
isika. 50 Raha tàhiny hampahory
ny zanako-vavy hianao, na hanam-
bady afa-tsy ireo zanako-vavy ireo
hiany, tsy misy olona eto amintsika,
fa, indro, Andriamanitra no ho
vavolombelona amintsika.

51 Ary hoy indray Labana ta-
miny Jakoba: Indro ity antontam-
bato ity, ary indro ity tsangam-bato
ity, izay naoriko eto anelanelantsika,
izaho sy hianao; 52 dia aoka ho
vavolombelona ity antontam-bato
ity, ary aoka ho vavolombelona ity
tsangam-bato ity, mba tsy hihoarako
ity antontam-bato ity hankany
aminao, ary mba tsy hihoaranao ity
antontam-bato ity sy ity tsangam-
bato ity hankatỳ amiko kosa hanisy
ratsy. 53 Ny andriamanitry[2] Abra-
hama sy ny andriamanitry[2] Nahora,
dia ny andriamanitry[2] ny rain' izy
mirahalahy anie hitsara antsika. Fa
Ilay natahorany Isaka rainy kosa
no nianianany Jakoba.

54 Dia namono zavatra hatao
fanatitra teo an-tendrombohitra Ja-
koba ka nanasa ny havany mba
hihinan-kanina; dia nihinana izy
ka nitoetra teo an-tendrombohitra
nandritra ny alina.

XXXII. Ary nifoha maraina koa
Labana, dia nanoroka ny
zanani-lahy sy ny zanani-vavy ka
nitso-drano azy; dia lasa nandeha
Labana nody any amy ny fonenany.
2 Ary Jakoba nizotra tamy ny
làlan-kalehany, dia nisy anjelin'
Andriamanitra nitsena azy. 3 Ary
hoy Jakoba, raha nahita ireo: Tobin'
Andriamanitra ity; ary ny anaran'
izany tany izany nataony hoe Ma-
hanaima.[3]

*Ny nihaonany Jakoba sy Esao.*

4 ARY nandefa iraka Jakoba
hialoha azy ho any aminy
Esao rahalahiny, ho any Seïra, tani-
ny Edoma. 5 Ary nanome teny
azy izy ka nanao hoe: Izao no hola-
zainareo aminy Esao tompoko: Izao
no teniny Jakoba mpanomponao:
Efa nivahiny tany aminy Labana
aho ka nitoetra tany mandraka
ankehitriny; 6 ary manana omby
sy boriky sy ondry aman-osy ary
andevolahy sy andevovavy aho; dia
efa mba naniraka hanambara aminao
tompokolahy hiany aho mba hahi-
tako fitia eo imasonao.

7 Dia niverina tany aminy Ja-
koba ny iraka ka nanao hoe: Tafa-
haona taminy Esao rahalahinao
izahay, ary izy koa dia avy hitsena
anao mitondra olona efa-jato lahy.

8 Dia natahotra indrindra Jakoba
ka poritra dia poritra; dia noza-
rainy roa toko ny olona izay nomba
azy mbamy ny ondry aman-osy sy
ny omby ary ny rameva; 9 fa hoy
izy: Raha tafahaona amy ny anto-
kony anankiray Esao ka mamely
azy, dia handositra kosa ny anto-
kony anankiray.

10 Ary hoy Jakoba: E Andria-
manitry Abrahama raiko sady An-
driamanitry Isaka raiko, dia Je-
hovah Izay efa nanao tamiko hoe:
Modia any amy ny taninao sy any
amy ny havanao, dia hanao soa
aminao Aho; 11 tsy miendrika ho
nahazo na kely akory aza aho tamy
ny famindrampo rehetra sy ny faha-
marinana rehetra, izay nataonao
tamiko mpanomponao; fa tsy niton-
dra na inona na inona afa-tsy ny
tehiko hiany aho fony nita ity
Jordana ity; nefa ankehitriny efa
tonga toby roa aho. 12 O vonjeo
aho amy ny tànan' ny rahalahiko,
dia amy ny tànany Esao; fa mata-
hotra azy aho, fandrao avy mamely
ahy mbamy ny vadiko aman-janako

[1] Mizpa = Fitazanana. [2] *Na:* Andriamanitry. [3] Mahanaima = Toby roa.

izy. 13 Fa Hianao efa nanao hoe:
Hanisy soa anao tokoa Aho, ka ha-
taoko maro ny taranakao ho tahaka
ny fasika any an-dranomasina, izay
tsy azo isaina noho ny hamaroany.
14 Dia nitoetra teo izy tamin' iny
alina iny; ary naka tamin' izay teo
an-tànany izy mba hampanaterina
ho any Esao rahalahiny, 15 dia
osivavy roan-jato sy osilahy roa-polo,
ondrivavy roan-jato sy ondrilahy
roa-polo 16 ary rameva telo-polo
ampianahany, vantotr' ombivavy
efa-polo sy vantotr' ombilahy folo,
borikivavy roa-polo ary zana-boriky
folo. 17 Dia natolony teo an-tànan'
ny mpanompony ireny, mitokanto-
kana isan-toko; ary hoy izy tamy
ny mpanompony: Mandehana eo
alohako, ary asio elanelany eo amy
ny isan-toko.
18 Dia nanome teny ny voalo-
hany izy ka nanao hoe: Raha
mifanena aminao Esao rahalahiko
ka manontany anao hoe: An' iza
hianao? ary hankaiza moa? ary an'
iza ireo alohanao? 19 dia lazaonao
hoe: Any Jakoba mpanomponao
ireo, dia zavatra nampanaterina ho
any tompokolahy Esao; ary indro
koa izy ao aorianay ao. 20 Ary
nanome teny ny faharoa sy ny faha-
telo koa izy, ary izay rehetra nan-
deha nanaraka ny isan-toko, ka
nanao hoe: Araka izany teny izany
no lazaonareo aminy Esao, raha
hitanareo izy. 21 Ary lazao hoe
koa: Indro, Jakoba mpanomponao
ao aorianay ao. Fa hoy izy: Ham-
pionona ny hatezerany aho amin'
ireo zavatra nampialohaiko ireo, ary
rehefa afaka izany, dia vao hahita
ny tavany aho; angamba hahazo
fitia aminy aho. 22 Ary dia lasa
nialoha azy ireny zavatra nampana-
teriny ireny; fa izy mbola nitoetra
teo amy ny toby hiany tamin' iny
alina iny.
23 Dia nitsangana tamin' iny
alina iny hiany izy ka nitondra ny
vadiny roa vavy sy ny ankizivaviny
roa ary ny zanani-lahy iraika amby
ny folo, dia nita tamy ny fitana tao
Jaboka izy. 24 Ary naka azy ireo
izy, dia nampita azy tamy ny reni-
rano, ary nampita ny fananany koa
izy.
25 Dia Jakoba irery no sisa
nitoetra teo; ary nisy lehilahy anan-
kiray nitolona taminy ambara-
pahazavaratsin' ny andro. 26 Ary
rehefa hitany fa tsy naharesy azy
Izy, dia notendreny ny foto-peny;
ka dia nivika ny foto-peny Jakoba,
raha mbola nitolona taminy Izy.
27 Ary hoy Izy: Avelao Aho han-
deha, fa efa mazavaratsy ny andro.
Fa hoy kosa Jakoba: Tsy havelako
handeha Hianao, raha tsy tahinao
aho.
28 Ary hoy Izy taminy: Iza moa
no anaranao? dia hoy izy: Jakoba.
29 Ary hoy indray Izy: Tsy hatao
hoe Jakoba intsony ny anaranao,
fa Isiraely;[1] satria efa nitolona
tamin' Andriamanitra sy tamy ny
olona hianao ka nahery.
30 Dia nanontany Jakoba ka
nanao hoe: Masìna Hianao, lazao
kely izay anaranao. Ary hoy Izy:
Ahoana no anontanianao ny ana-
rako? Dia nitahy azy teo Izy.
31 Ary ny anaran' izany tany
izany dia nataony Jakoba hoe Pe-
niela;[2] fa, *hoy izy*, efa nahita an'
Andriamanitra nifanatrika tamiko
aho, nefa voavonjy ny aiko.
32 Dia niposaka taminy ny ma-
soandro, raha niala teo Peniela izy,
ary nitolitsika izy noho ny feny.
33 Izany no tsy ihinanan' ny Za-
nak' Isiraely ny ozatry ny atodi-
akanga mandraka andro any; satria
nanendry ny foto-peny Jakoba teo
amy ny ozatry ny atodiakanga Izy.

XXXIII. Ary Jakoba dia nanopy
ny masony ka nahatazana
fa indro tamy Esao, mitondra efa-
jato lahy. Dia nozarazarainy ny
zaza ho aminy Lea sy Rahely ary ho

[1] Isiraely = Mpitolona amin' Andriamanitra. [2] Peniela = Tavan' Andriamanitra.

amy ny ankizivavy roa. 2 Ary
nataony loha-làlana ny ankizivavy
roa sy ny zanany, ary Lea sy ny
zanany nanarakaraka, ary Rahely
sy Josefa no vodi-làlana.
3 Ary Jakoba nandeha teo alohan'
izy rehetra ka niankohoka impito
tamy ny tany mandra-pahatongany
teo akaikin' ny rahalahiny. 4 Dia
nihazakazaka hitsena azy Esao, ary
nisakambina ny tendany, dia namihina
sy nanoroka azy; ary samy
nitomany izy mirahalahy. 5 Ary
Esao nanopy ny masony ka nahita
ny zaza amim-behivavy; dia hoy
izy: Iza moa ireto miaraka aminao
ireto? Ary hoy kosa Jakoba: Ny
zaza izay nomen' Andriamanitra ny
mpanomponao noho ny fahasoavany.
6 Dia nanatona ny ankizivavy sy
ny zanany ka niankohoka. 7 Dia
nanatona koa Lea sy ny zanany ka
niankohoka; ary farany, dia nanatona
koa Josefa sy Rahely ka niankohoka.
8 Ary hoy Esao: Inona moa no
hevitr' ireny antokony rehetra nifanena
tamiko ireny? Ary hoy izy:
Mba hahitako fitia eto imason' itompokolahy.
9 Ary dia hoy Esao:
Manam-be hiany aho, ry rahalahiko;
aoka hiany ho anao ny anao. 10
Ary hoy Jakoba: Trarantitra hianao,
aza an' izany; raha mba mahita
fitia eto imasonao aho, dia raiso
amy ny tànako ny zavatra nampanateriko;
fa efa nahita ny tavanao
aho tahaka ny mahita ny tavan'
Andriamanitra, ary efa sitrakao
aho. 11 Trarantitra hianao, raiso
re ny saotro izay nampanaterina ho
anao; fa efa nanisy soa ahy Andriamanitra,
ka manam-be[1] aho. Dia
nanery azy izy, ka dia noraisiny
hiany ny zavatra.
12 Ary hoy Esao: Aoka hiainga
isika ka handeha hialoha anao aho.
13 Fa hoy Jakoba taminy: Fantatr'
itompokolahy fa mbola osa ny
zaza, sady ampianahany ny ondry
aman-osy sy ny omby ato amiko;
koa raha hokorodonina indray andro
aza ireo, dia ho faty avokoa ny ondry
aman-osy rehetra. 14 Trarantitra
hianao, aoka itompokolahy hialoha
ny mpanompony; ary izaho handeha
miadana araka izay dian' ny omby
aman-ondry, izay ho eo alohako, sy
ny dian' ny zaza, mandra-pahatongako
any amin' itompokolahy any
Seïra.
15 Ary hoy Esao: Masìna hianao,
aoka ary mba hamelako hiaraka
aminao ny olona izay momba ahy.
Fa hoy Jakoba: Ahoana no anaovanao
izany? Aoka hahita fitia eto
imason' itompokolahy aho.
16 Dia niverina androtrizay Esao
tamy ny làlany ho any Seïra.
17 Ary Jakoba nifindra nankany
Sokota ka nanao trano ho azy ary
nanao trano rantsan-kazo maromaro
ho any ny omby aman-ondriny;
izany no nanaovana ny anaran' io
tany io hoe Sokota.[2]
18 Ary Jakoba tonga soa amantsara
tao an-tanàna Sekema, izay eo
amy ny tany Kanana, rehefa avy
tany Mesopotamia[3] izy; dia nitoby
tandrifin' ny tanàna. 19 Dia novidiny
vola[4] zato tamy ny zanaky
Hamora, rainy Sekema, ny tany izay
nanorenany ny lainy. 20 Ary
nanorina alitara teo izy, ka nataony
hoe El-elohe-Isiraely[5] ny anarany.

*Ny nakany Sekema any Dina sy ny namaliany Simeona sy Levy izany.*

XXXIV. DIA nivoaka Dina, zanakavaviny
Lea, izay
naterany taminy Jakoba, mba hizaha
ny zazavavy tompon-tany. 2 Ary
nahita azy Sekema, zanakalahiny
Hamora Hivita, andriana tamin'
izany tany izany; dia naka azy izy
ary nandry taminy ka nampietry

[1] *Heb.* ny zavatra rehetra. [2] Sokota = Trano rantsan-kazo. [3] *Heb.* Padan-arama.
[4] Kesita *no anaran' ny vola, fa tsy fantatra izay lanjany.* [5] El-elohe-Isiraely = Andriamanitra, Andriamanitry Isiraely.

azy. 3 Ary ny fony dia raiki-pitia
taminy Dina, zanakavaviny Jakoba;
eny, tia ny zazavavy izy, ka dia
nanao teny malefaka nahafinaritra
azy. 4 Ary Sekema dia niteny
taminy Hamora rainy ka nanao hoe:
Alao io zazavavy io ho vadiko. 5
Ary reny Jakoba fa efa nandoto any
Dina zanani-vavy izy; nefa ny
zanani-lahy mbola niandry ny omby
aman-ondriny tany an-tsaha; ka
dia nangina aloha Jakoba mandra-
pahatongany.

6 Dia nivoaka Hamora, rainy
Sekema, nankany aminy Jakoba
hidinika taminy. 7 Ary ny zanaky
Jakoba dia tonga avy tany an-tsaha,
rehefa nandre izy, ka nalahelo sady
tezitra indrindra, satria Sekema efa
nanao izay fady indrindra [1] teo amy
ny Isiraely noho ny nandriany tamy
ny zanakavaviny Jakoba; fa zava-
tra izay tsy tokony hatao izany.

8 Ary Hamora nidinika taminy
ka nanao hoe: Ny fony Sekema
zanako-lahy efa raiki-pitia amy ny
zanakareo-vavy; koa masìna hiana-
reo, mba omeo azy ho vadiny. 9
Ary aoka hifanambady anaka isika:
omeo anay ny zanakareo-vavy, ary
alao ho anareo kosa ny zanakai-vavy.
10 Dia hiara-monina aminay hiana-
reo; ary indro ny tany eo anoloana-
reo; oneno, dia manaova varotra ao,
ary aoka ho isan' ny tompon-tany
hianareo.

11 Ary hoy Sekema tamy ny
rainy Dina sy ny anadahiny: Aoka
mba hahita fitia eto imasonareo aho,
ary izay lazainareo amiko dia home-
ko; 12 na dia harena be sy zavatra
betsaka aza no asainareo homeko,
dia homeko hiany izany araka izay
holazainareo amiko; fa omeo ahy
ny zazavavy ho vadiko.

13 Ary ny zanaky Jakoba namaly
any Sekema sy Hamora rainy tamy
ny fitaka ka nisaroro azy noho ny
nandotoany any Dina anabaviny;
14 ary hoy izy taminy: Tsy azonay
atao ny hanome ny anabavinay ho
an' izay lehilahy tsy voafora; fa
fahavetavetana aminay izany. 15
Izao hiany no azonay hanekena
anareo: Raha ho tahaka anay
hianareo, ka hoforana ny lehilahy
rehetra aminareo, 16 dia homenay
anareo ny zanakai-vavy, ary ny
zanakareo-vavy kosa halainay ho
anay, dia hiara-monina aminareo
izahay, ka ho firenena iray isika.
17 Fa raha tsy hanaraka ny teninay
hianareo ka hoforana, dia halainay
ny zanakai-vavy, ka handeha izahay.

18 Dia sitraky Hamora sy Seke-
ma zanany izany teniny izany. 19
Ary tsy nitaredretra ilay zatovo
hanao izany zavatra izany, satria
efa tia ny zanakavaviny Jakoba izy.
Ary izy no nalaza indrindra tamin'
izay rehetra tao an-tranon' ny
rainy.

20 Ary Hamora sy Sekema zana-
ni-lahy nankeo amy ny vavahadin'
ny tanànany, dia niteny tamy ny
mponina tao an-tanànany ka nanao
hoe: 21 Ireo olona ireo mipetraka
tsara eto amintsika, dia aoka honina
eto amy ny tany izy ka hanao varo-
tra eto; fa, indro, ny tany dia
malalaka eo anoloany; ny zanani-
vavy dia aoka halaintsika ho vadin-
tsika, ary ny zanatsika-vavy dia
aoka homentsika azy kosa. 22 Nefa
izao monja hiany no hanaovan' ireo
lehilahy ireo fanekena amintsika
mba hiara-monina amintsika ho fire-
nena iray: mba hoforana koa, hono,
ny lehilahy rehetra eto amintsika
tahaka izay namorana azy ireo. 23
Tsy ho antsika va ny omby aman-
ondriny sy ny fananany mbamy ny
biby fiompiny rehetra? Aoka ha-
naiky ny teniny hiany isika, dia
hiara-monina amintsika izy.

24 Ary izay rehetra nivoaka
tamy ny vavahadin' ny tanànany
dia nanaiky ny teniny Hamora sy
Sekema zanany; ary noforana ny
lehilahy rehetra, dia izay rehetra

[1] *Heb.* fahadalana.

nivoaka tamy ny vavahadin' ny
tanànany.
25 Ary nony tamy ny andro fa-
hatelo, rehefa ilay narary mafy iny
izy ireo, dia samy nitondra ny sa-
bany ny zanaky Jakoba roa lahy,
dia Simeona sy Levy, anadahiny
Dina, ka niakatra sahisahy tao an-
tanàna, dia namono ny lehilahy re-
hetra tao. 26 Ary Hamora sy
Sekema zanani-lahy dia novonoiny
tamy ny lelan-tsabatra koa; dia
naka any Dina tao an-tranony Se-
kema izy ka lasa nandeha. 27 Ary
ny zanaky Jakoba nankeny amy ny
faty ka namabo ny tanàna noho ny
nandotoany ny anabaviny. 28 Ny
ondry aman-osiny sy ny ombiny sy
ny borikiny mbamin' izay rehetra
tao an-tanàna sy izay rehetra tany
an-tsaha dia nahorony avokoa; 29
ary ny fananany rehetra sy ny
zanany madinika rehetra ary ny
vadiny dia nobaboiny ka nofaohiny
avokoa mbamin' izay rehetra tao
an-trano.
30 Ary hoy Jakoba taminy Si-
meona sy Levy: Efa nahatonga loza
amiko hianareo, fa efa nomaimboina-
reo eto amy ny mponina amy ny
tany aho, dia amy ny Kananita sy
ny Perizita; nefa olom-bitsy aho,
ka dia hiangona hamely ahy izy ireo
ka hamono ahy; dia ho fongotra
aho, dia izaho sy ny ankohonako.
31 Fa hoy kosa izy: Moa ny ana-
bavinay havela hataony toy ny
vehivavy janga va?

*Ny nankanesany Jakoba tany Betela, sy ny nisehoan' Andriamanitra taminy indray.*

XXXV. ARY hoy Andriamanitra
taminy Jakoba: Miain-
gà, miakara any Betela hianao ka
monena any; ary manorena alitara
any ho an' Andriamanitra Izay
niseho taminao, fony hianao nan-
dositra ny tavany Esao rahalahinao.
2 Dia hoy Jakoba tamin' izay
tao an-tranony mbamin' izay rehetra
nomba azy: Ario ireo andriamani-
kafa, izay ao aminareo, dia madiova,
sady ovay ny fitafianareo; 3 ary
andeha hiainga isika ka hiakatra
any Betela; ary hanao alitara any
aho ho an' Andriamanitra, Izay
nihaino [1] ahy tamy ny andron' ny
fahoriako ary nomba ahy tamy ny
làlana izay nalehako. 4 Dia nato-
lony teo aminy Jakoba ny andria-
mani-kafa rehetra izay notanany sy
ny kavina izay teny an-tsofiny; ary
dia naleviny Jakoba tao am-pototry
ny hazo terebinta izay tao akaikiny
Sekema ireo.
5 Dia lasa nandeha izy; ary nisy
tahotra avy amin' Andriamanitra
nahazo ny tanàna manodidina azy,
ka tsy nanenjika ny zanaky Jakoba
izy.
6 Ary Jakoba dia tonga tany
Lozy (Betela izany), izay any amy
ny tany Kanana, dia izy sy ny olona
rehetra izay nomba azy. 7 Ary
nanorina alitara teo izy, ka nataony
hoe El-betela [2] no anaran' izany tany
izany; fa teo no nisehoan' Andria-
manitra taminy, fony izy nandositra
ny tavan' ny rahalahiny.
8 Ary maty Debora, mpitaiza an-
dRebeka, ka naleviny tao am-poto-
try Betela, teo ambanin' ny hazo
ôka; ary ny anaran' io dia nataony
hoe Alona-bakota.[3]
9 Ary Andriamanitra niseho in-
dray taminy Jakoba, raha tonga
avy tany Mesopotamia [4] izy, ka
nitahy azy. 10 Ary hoy Andria-
manitra taminy: Jakoba no ana-
ranao; nefa tsy hatao hoe Jakoba
intsony ny anaranao, fa Isiraely no
ho anaranao; dia nataony hoe Isi-
raely no anarany. 11 Ary hoy
Andriamanitra taminy: Izaho no
Andriamanitra Tsitoha; maroa fara
sy mihabetsaha; firenena maro [5] no
hiseho avy aminao, ary hisy mpan-

[1] *Heb.* namaly. [2] El-betela = Andriamanitry Betela. [3] Alona-bakota = Hazo ôka fitomaniana. [4] *Heb.* Padan-arama. [5] *Heb.* fikambanam-pirenena.

jaka amy ny haterakao; 12 ary ny
tany izay nomeko any Abrahama sy
Isaka dia homeko anao; ary ny
taranakao mandimby anao koa no
homeko ny tany.
13 Ary Andriamanitra niakatra
niala taminy, teo amin' ilay niresa-
hany taminy. 14 Ary Jakoba dia
nanorina tsangam-bato teo amy ny
fitoerana izay niresahany taminy ka
nanidina fanatitra aidina teo aminy
sady nampidina diloilo teo aminy
koa. 15 Ary ny anaran' ny tany
izay niresahan' Andriamanitra tami-
ny dia nataony Jakoba hoe Betela.

*Ny nialany Jakoba tany Betela, sy ny nahafatesan-dRahely tany andàlana, ary ny anaran' ny zanakalahiny Jakoba roa amby ny folo.*

16 DIA nifindra niala tany Betela
izy; ary nony efa kely
foana[1] no sisa tsy nahatongavany
tao Efrata, dia nihetsi-jaza Rahely
sady sarotiny. 17 Ary nony saro-
tiny toy izany izy, dia hoy ny
mpampivelona taminy: Aza mata-
hotra hianao; fa izato koa no zaza-
lahy ho anao. 18 Ary rehefa hiala
aina (fa maty izy), dia nataony hoe
Benony[2] ny anarany; fa ny rainy
kosa nanao azy hoe Benjamina.[3]
19 Dia maty Rahely ka nalevina
teo amy ny làlana mankany Efrata
(Betlehema izany). 20 Ary Ja-
koba nanorina tsangam-bato teo
ambonin' ny fasany, dia ilay tsan-
gam-bato ao amy ny fasan-dRahely
mandraka andro any.
21 Dia lasa nifindra Isiraely ka
nanorina ny lainy tao ankoatry
Migdal-edera. 22 Ary raha nonina
teo amin' izany tany izany Isiraely,
dia avy Robena ka nandry taminy
Bila, vaditsindranon-drainy; ary
nahare izany Isiraely.
23 Ary ny zanakalahiny Jakoba
dia roa amby ny folo mirahalahy:
ny zanaky Lea dia Robena, lahima-
toany Jakoba, sy Simeona sy Levy
sy Joda sy Isakara ary Zebolona;
24 ny zana-dRahely kosa dia Josefa
sy Benjamina; 25 ary ny zanaky
Bila, ankizivavin-dRahely, kosa dia
Dana sy Naftaly; 26 ary ny zanaky
Zilpa, ankizivaviny Lea, kosa dia
Gada sy Asera. Ireo no zanaka-
lahiny Jakoba izay naterany tany
Mesopotamia.[4]
27 Ary Jakoba nankany aminy
Isaka rainy tany Mamre, any Kiriat-
arba (Hebrona izany), izay nivahinia-
ny Abrahama sy Isaka.
28 Ary ny andro niainany Isaka
dia valo-polo amby zato taona. 29
Dia niala aina Isaka ka maty, ary
voangona any amy ny razany, re-
hefa tratrantitra sady ela niainana[5]
izy; ary dia nandevina azy Esao sy
Jakoba zanani-lahy.

*Ny taranaky Esao.*

XXXVI. ARY izao no taranaky
Esao (Edoma izany):
2 Esao naka vady tamy ny zanaka-
vavin' ny Kananita, dia Ada, zanaky
Elona Hetita, sy Oholibama, zanaky
Ana, zanakavaviny Zibona Hivita,
3 ary Basemata, zanakavaviny Isi-
maela sady anabaviny Nebaiota. 4
Ary Ada niteraka any Elifaza ta-
miny Esao; ary Basemata niteraka
any Regoela; 5 ary Oholibama nite-
raka any Jeosy sy Jalama ary
Kora. Ireo no zanaky Esao, izay na-
terany tany amy ny tany Kanana.
6 Dia nentiny Esao ny vadiny sy
ny zanani-lahy sy ny zanani-vavy
sy ny olona rehetra tao an-tranony
sy ny omby aman-ondriny sy ny
biby fiompiny rehetra, mbamy ny
fananany rehetra izay efa noharìny
tany amy ny tany Kanana, ka dia
lasa nankany amin' izay tany hia-
lana eo anatrehany Jakoba raha-
lahiny. 7 Fa samy be loatra ny
haren' izy mirahalahy, ka tsy mba
nahazo niray monina izy; ary tsy

[1] *Heb.* kibra iray, *anaram-pandrefesana tokony ho maily iray.* [2] Benony = Zanaky ny fahoriako. [3] Benjamina = Zanaky ny havanana. [4] *Heb.* Padan-arama.
[5] *Heb.* voky andro, *na* afa-pon' ny miaina.

omby azy ny tany fivahiniany, noho
ny omby aman-ondriny. 8 Koa
nonina tany an-tendrombohitra Seïra
Esao (Edoma izany).

9 Ary izao no taranaky Esao,
rain' ny Edomita any an-tendrom-
bohitra Seïra:—10 Ny anaran' ny
zanakalahiny Esao dia izao: Elifaza,
zanaky Ada vadiny Esao, sy Rego-
ela, zanaky Basemata vadiny Esao.

11 Ary ny zanakalahiny Elifaza
dia Temana sy Omara sy Zefo sy
Gatama ary Kenaza. 12 Ary Timna
no vaditsindranony Elifaza, zanaka-
lahiny Esao; ary niteraka any Ama-
leka taminy Elifaza izy. Ireo no
zanakalahiny Ada, vadiny Esao.

13 Ary izao no zanakalahiny
Regoela: Nahata sy Zera sy Sama
ary Miza; ireo no zanakalahiny
Basemata, vadiny Esao.

14 Ary izao no zanakalahiny
Oholibama, zanakavaviny Ana, zana-
kavaviny Zibona, vadiny Esao: nite-
raka any Jeosy sy Jalama ary Kora
taminy Esao izy.

15 Izao no loham-pirenena tamy
ny taranaky Esao: ny zanakalahiny
Elifaza, lahimatoany Esao, dia Te-
mana loham-pireneny sy Omara lo-
ham-pireneny sy Zefo loham-pirene-
ny sy Kenaza loham-pireneny 16 sy
Kora loham-pireneny sy Gatama
loham-pireneny ary Amaleka loham-
pireneny. Ireo no loham-pirenena
avy taminy Elifaza tany amy ny
tany Edoma; ireo no zanaky Ada.

17 Ary izao no zanakalahiny
Regoela, zanaky Esao: Nahata lo-
ham-pireneny sy Zera loham-pirene-
ny sy Sama loham-pireneny sy Miza
loham-pireneny. Ireo no loham-
pirenena avy taminy Regoela tany
amy ny tany Edoma; ireo no zanaky
Basemata, vadiny Esao.

18 Ary izao no zanakalahiny
Oholibama, vadiny Esao: Jeosy lo-
ham-pireneny sy Jalama loham-
pireneny sy Kora loham-pireneny.
Ireo no loham-pirenena avy taminy
Oholibama, zanakavaviny Ana, va-
diny Esao. 19 Ireo no zanaky
Esao, izay atao hoe koa Edoma, ary
ireo no loham-pireneny.

20 Ary izao no zanakalahiny
Seïra Horita, izay nonina tany amy
ny tany: Lotana sy Sobala sy
Zibona sy Ana 21 sy Disona sy
Ezera ary Disana. Ireo no loham-
pirenena tamy ny Horita, dia ny
taranaky Seïra, tany amy ny tany
Edoma.

22 Ary ny zanakalahiny Lotana
dia Hory sy Hemama; ary Timna
no anabaviny Lotana.

23 Ary izao no zanakalahiny
Sobala: Alvana sy Manahata sy
Ebala sy Sefo ary Onama.

24 Ary izao no zanakalahiny
Zibona: Aia sy Ana (izany Ana
izany ilay nahita ny ranomafana
tany an-efitra, raha niandry ny
borikiny Zibona rainy izy).

25 Ary izao no zanaky Ana:
Disona sy Oholibama, zanakavaviny
Ana. 26 Ary izao no zanakalahiny
Disona: Hemdana sy Esbana sy
Jitrana ary Kerana. 27 Ary izao
no zanaky Ezera: Bilana sy Zavana
ary Akana. 28 Ary izao no zanaky
Disana: Oza sy Arana.

29 Ary izao no loham-pirenena
tamy ny Horita: Lotana loham-
pireneny sy Sobala loham-pireneny
sy Zibona loham-pireneny sy Ana
loham-pireneny 30 sy Disona loham-
pireneny sy Ezera loham-pireneny
ary Disana loham-pireneny. Ireo
no loham-pirenena tamy ny Horita,
dia ny loham-pireneny tany amy ny
tany Seïra.

31 Ary izao no mpanjaka izay
nanjaka tany amy ny tany Edoma,
fony tsy mbola nisy mpanjaka
nanjaka tamy ny Zanak' Isiraely:

32 Nanjaka tany Edoma Bela,
zanaky Beora; ary Dinaba no ana-
ran' ny tanànany. 33 Ary maty
Bela, dia nanjaka nandimby azy
Jobaba, zanaky Zera avy tany
Bozra. 34 Ary maty Jobaba, dia
nanjaka nandimby azy Hosama avy
tamy ny tanin' ny Temanita. 35
Ary maty Hosama, dia nanjaka

nandimby azy Hadada, zanaky Be-
dada, izay namely ny Midianita
tany amy ny tany Moaba; ary Avita
no anaran' ny tanànany. 36 Ary
maty Hadada, dia nanjaka nandimby
azy Samla avy tany Masreka. 37
Ary maty Samla, dia nanjaka nan-
dimby azy Saoly avy tany Rehobota
eo amoron' ny Ony. 38 Ary maty
Saoly, dia nanjaka nandimby azy
Bala-hanana, zanaky Akbora. 39
Ary maty Bala-hanana, zanaky Ak-
bora, dia nanjaka nandimby azy
Hadara; ary Pao no anaran' ny
tanànany; ary ny anaran' ny vadiny
dia Mehetebela, zanakavaviny Ma-
treda, zanakavaviny Me-zahaba.

40 Ary izao no anaran' ny loham-
pirenena tamy ny taranaky Esao,
araka ny mpianakaviny, araka ny
fonenany sy araka ny anarany:
Timna loham-pireneny sy Alva
loham-pireneny sy Jeteta loham-
pireneny 41 sy Oholibama loham-
pireneny sy Elaha loham-pireneny
sy Pinona loham-pireneny 42 sy
Kenaza loham-pireneny sy Temana
loham-pireneny sy Mibzara loham-
pireneny 43 sy Magdiela loham-
pireneny ary Irama loham-pireneny.
Ireo no loham-pirenena tamy ny
Edomita, araka ny fonenany, tany
amy ny taniny avy. Izany no Esao,
rain' ny Edomita.

*Ny nankahalan' ny rahalahiny Jo-
sefa azy, sy ny nivarotany azy ho
andevo.*

XXXVII. ARY Jakoba nonina
tany amy ny tany
fivahinian' ny rainy, dia tany amy
ny tany Kanana. 2 Ary izao no
tantarany Jakoba:

Rehefa fito amby ny folo taona
Josefa, dia niara-niandry ondry tamy
ny rahalahiny izy (fa mbola zaza
izy), dia tamy ny zanaky Bila sy ny
zanaky Zilpa, vadiny Jakoba rainy;
ary Josefa nitati-bolana tamin-
drainy. 3 Ary tiany Isiraely mi-
hoatra noho ny zanany rehetra
Josefa, satria zanaky ny fahanterany
izy, ka nanaovany akanjo lava.[1] 4
Ary nony hitan' ny rahalahiny fa
Josefa no tian' ny rainy mihoatra
noho izy mirahalahy avy, dia nan-
kahala azy izy ka tsy nahazaka
hanao teny tsara taminy.

5 Ary nanonofy Josefa, ka nam-
barany tamin' ireo rahalahiny;
dia vao mainka nankahalany azy
izany. 6 Fa efa nilaza taminy hoe
izy: Mba henoy kely ange izao nofy
izao: 7 Indro, namehy amboara
tany an-tsaha isika, ary, indro, nia-
rina ny amboarako sady nijoro;
ary, indreo, nilahatra manodidina
kosa ny amboaranareo ka nianko-
hoka teo anatrehan' ny amboarako.
8 Ary hoy ny rahalahiny taminy:
Moa hanjaka aminay tokoa va hia-
nao? na hanapaka anay tokoa va
hianao? Ary izany nofiny sy teniny
izany dia vao mainka nankahalany
azy.

9 Ary nanonofy indray izy, ka
nolazainy tamy ny rahalahiny; dia
hoy izy: Indro, nanonofy indray
aho; ary, indreo, ny masoandro sy
ny volana ary ny kintana iraika
amby ny folo niankohoka teo ana-
trehako. 10 Ary nambarany tamy
ny rainy sy ireo rahalahiny koa
izany; dia niteny mafy azy ny rainy
ka nanao taminy hoe: Manao ahoa-
na izany nofy efa nonofisinao izany?
Moa ho avy tokoa va aho sy ny
reninao ary ny rahalahinao ka
hiankohoka amy ny tany eo anatre-
hanao? 11 Dia nialona azy ny
rahalahiny; fa ny rainy kosa nita-
didy izany zavatra izany.

12 Ary lasa ny rahalahiny nian-
dry ny ondrin' ny rainy tany Seke-
ma. 13 Ary hoy Isiraely taminy
Josefa: Tsy miandry ondry any
Sekema va ny rahalahinao? Avia
mba hirahiko hankany aminy hianao.
Ary hoy izy taminy: Inty aho. 14
Ary hoy ny rainy taminy: Masìna
hianao, andeha, izahao na tsara
hiany ny rahalahinao sy ny ondry

[1] *Na:* akanjo misoratsoratra.

aman-osy, na manao ahoana; ka
miverena hilaza amiko.
Dia nirahiny hiala avy teo amy
ny lohasahany Hebrona izy, dia
nankany Sekema. 15 Ary nisy
lehilahy nahita azy, fa, indro, nire-
nireny tany an-tsaha izy; dia nanon-
tany azy ralehilahy ka nanao hoe:
Inona moa no tadiavinao? 16 Dia
hoy kosa izy: Ny rahalahiko no
tadiaviko; koa masìna hianao, mba
lazao amiko izay iandrasany ondry.
17 Ary hoy ralehilahy: Efa nifindra
niala teto izy; fa efa reko izy nire-
saka hoe: Andeha isika hankany
Dotana. Dia lasa Josefa nanaraka
ny rahalahiny ka nahita azy tany
Dotana.
18 Ary nahatazana azy eny lavi-
davitra eny ny rahalahiny; koa
raha tsy mbola nanakaiky azy Jo-
sefa, dia niray tetika hamono azy
izy. 19 Dia niresaka hoe izy:
Indro, tamy ilay mpanonofy. 20
Koa ankehitriny, andeha hovonoin-
tsika izy ka hatsipintsika ao anatin'
ny anankiray amin' ireto lavaka
ireto; ary dia aoka holazaintsika
hoe: Efa lànin' ny biby masiaka
izy; dia ho hitantsika amin' izany
na hanao ahoana ny nofiny.
21 Ary Robena nandre izany, dia
namonjy azy tamy ny tànany ka
nanao hoe: Aza dia mamono ny
ainy isika. 22 Ary hoy koa Robena
taminy: Aoka tsy handatsa-dra
hianareo; atsipazo ao anatin' io
lavaka etỳ an-efitra io izy, fa aza
misy maninji-tànana aminy hianareo,
—mba hamonjeny azy amy ny tànan'
ny rahalahiny, hitondrany azy any
amy ny rainy indray.
23 Ary rehefa tonga teo amy ny
rahalahiny Josefa, dia nendahany
ny akanjony, dia ilay akanjo lava
teny aminy; 24 dia nobetainy izy ka
natsipiny tao an-davaka; ary maina
ny lavaka tamin' izay, fa tsy nisy
rano tao.
25 Ary nipetraka nihinan-kanina
izy ireo, ary sendra nanopy ny
masony ka nahatazana fa, indreo,
nisy Isimaelita niara-dia, avy tany
Gileada, ary ny ramevany nitondra
ditin-kazo, dia nekota[1] sy balsama
ary lota,[2] izay nentiny hidina any
Egypta. 26 Ary hoy Joda tamy
ny rahalahiny: Inona no soa ho
azontsika, raha hamono ny rahala-
hintsika sy hanafina ny rany isika?
27 Andeha hamidintsika amin' ireo
Isimaelita ireo izy, ary aoka tsy
haninona azy ny tànantsika; fa
rahalahintsika sy nofontsika hiany
izy. Dia nanaiky ny rahalahiny.
28 Ary raha nandalo teo ny Mi-
dianita mpandranto, dia nakarin' ny
rahalahiny niala tao an-davaka
Josefa ka namidiny sekely volafotsy
roa-polo tamy ny Isimaelita; ary dia
nitondra any Josefa ho any Egypta
ireo.
29 Dia niverina nankeo amy ny
lavaka Robena, ka, indro, tsy tao
an-davaka intsony Josefa; dia nan-
driatra ny fitafiany izy. 30 Dia
niverina nankeo amy ny rahalahiny
izy ka nanao hoe: Tsy ao ny zaza,
ary izaho, aiza no halehako?
31 Ary nalain' ireo rahalahiny
ilay akanjony Josefa, dia namono
zanak' osy izy, ka natsobony tamy
ny ra ny akanjo. 32 Dia nampa-
nateriny ho any amy ny rainy ilay
akanjo, sady hoy no filàzany azy:
Ity no efa hitanay; koa fantaro na
akanjon' ny zanakao ity, na tsia? 33
Dia fantany, ka hoy izy: Akanjon'
ny zanako io; efa lànin' ny biby
masiaka izy; voaviravira tokoa
Josefa.
34 Ary Jakoba dia nandriatra
ny fitafiany ka nisikina lamba fisao-
nana[3] tamy ny valahany; ary ni-
saona ny zanany andro maro. 35
Dia avy ny zanani-lahy rehetra sy
ny zanani-vavy rehetra mba hampio-
nona azy, fa tsy nety nampiononina
izy, fa hoy izy: Tsia, fa hidina
misaona ho any amy ny zanako any

[1] tragakanta (?). [2] làdana (?). [3] *Heb.* lamba malailay.

amy ny fiainan-tsi-hita[1] aho. Ary
dia mbola nitomany azy ny rainy.
36 Ary ny Midianita nivarotra
any Josefa tany Egypta taminy
Potifara, tandapany Farao sady
mpifehy ny mpiambina.

*Ny fanambadiany Joda, sy ny zanany naterany, ary ny nijangajangany taminy Tamara.*

XXXVIII. ARY tamin' izany an-
dro izany Joda dia
nidina niala teo amy ny rahalahiny
ka lasa nanatona ny lehilahy Ado-
lamita anankiray, Hira no anarany.
2 Ary teo no nahitany Joda ny
zanakavaviny Soa, lehilahy Kanani-
ta anankiray; dia naka azy izy ka
nanambady azy. 3 Dia nanan-
anaka ravehivavy ka niteraka zaza-
lahy; ary ny anarany nataony hoe
Era. 4 Dia nanan-anaka indray
izy ka niteraka zazalahy; ary ny
anarany nataony hoe Onana. 5 Dia
nanan-anaka indray koa izy ka nite-
raka zazalahy; ary ny anarany
nataony hoe Sela; ary Joda nitoetra
tany Keziba tamy ny niterahan' ny
vadiny any Sela.
6 Ary Joda naka vady ho any
Era lahimatoany, Tamara no ana-
rany. 7 Fa ratsy fanahy teo ima-
sony Jehovah Era, lahimatoany
Joda; dia novonoiny Jehovah izy.
8 Ary hoy Joda taminy Onana:
Vadio ny vadin' ny rahalahinao, ka
ento loloha izy, dia velomy maso ny
rahalahinao. 9 Ary fantatry Onana
fa tsy ho azy tsinona ny zaza; koa
raha nandry tamy ny vadin' ny
rahalahiny izy, dia nandraraka tamy
ny tany mba tsy hiterahany zanaka
ho any ny rahalahiny. 10 Ary
ratsy teo imasony Jehovah izay
nataony; ka dia novonoiny koa izy.
11 Ary hoy Joda taminy Tamara
vinantoni-vavy: Tomoera ho mpi-
tondratena ao an-tranon-drainao
mandra-pahalehibeny Sela zanako-
lahy (fa hoy izy: Fandrao maty
koa tahaka ny rahalahiny *izy*); dia
nandeha Tamara ka nitoetra tao an-
tranon-drainy.
12 Ary rehefa ela, dia maty ny
vadiny Joda, dia ilay zanakavaviny
Soa; ary rehefa nionona ny alahe-
lony Joda, dia niakatra tany amy
ny mpanety ondriny tany Timna izy
sy Hira Adolamita sakaizany.
13 Dia nisy nanambara taminy
Tamara hoe: Indro, ny rafozanao
miakatra ho any Timna hanety ny
ondriny. 14 Ary nanaisotra ny
akanjony fanaon' ny mpitondratena
izy, dia nisarona fisalobonana ka
nisalobona, dia nipetraka teo am-
bavahadiny Enaima, izay eo amy ny
làlana mankany Timna; satria efa
hitany Tamara fa efa lehibe Sela,
nefa tsy mbola nomeny Joda ho
vadiny Sela izy. 15 Ary hitany
Joda izy ka nataony fa vehivavy
janga, satria efa nanarona ny tavany
izy. 16 Dia nivily nanatona azy
teo amoron-dàlana Joda ka nanao
hoe: Aoka mba handry aminao aho
(fa tsy fantany ho vinantony izy);
dia hoy kosa ravehivavy: Inona ary
no homenao ahy, raha handry amiko
hianao? 17 Dia hoy izy: Hampa-
natitra zanak' osy avy amy ny ondry
aman-osy aho. Fa hoy kosa rave-
hivavy: Hanome fampitanana va
hianao mandra-pampanatitrao azy?
18 Ary hoy izy: Inona no fampi-
tanana homeko anao? Ary hoy
ravehivavy: Ny fanombohan-kase-
nao sy ny kofehinao ary iny tehinao
eny an-tànanao iny. Ary nomeny
azy ireny, dia nandry taminy izy, ka
nanan-anaka taminy ravehivavy. 19
Ary niainga ravehivavy ka lasa nan-
deha, dia nanala ny fisalobonana izay
notafiny ka niakanjo ny akanjony
fanaon' ny mpitondratena indray.
20 Dia nampitondrainy Joda ilay
Adolamita sakaizany ny zanak' osy,
hangalany ilay fampitanana amin-
dravehivavy; kanjo tsy hitany izy.
21 Dia nanontany ny olona teo amy

[1] *Heb.* Sheola.

ny fonenan-dravehivavy izy ka
nanao hoe: Aiza moa ilay vehivavy
janga [1] izay tamoron-dàlana teo
Enaima? Fa hoy ny olona: Tsy
nisy vehivavy janga teo. 22 Dia
niverina tany aminy Joda izy ka
nanao hoe: Tsy nahita azy aho;
ary nolazain' ny olona tompon-tany
fa tsy nisy vehivavy janga teo. 23
Dia hoy Joda: Aoka ho lasany ho
azy, fandrao ho afa-baraka isika;
indro, efa nampanateriko ity zanak'
osy ity, nefa hianao tsy nahita an-
dravehivavy.

24 Ary rehefa afaka tokony ho
telo volana, dia nisy nanambara
taminy Joda hoe: Efa nijangajanga
Tamara vinantovavinao; ka, indro,
efa manan-anaka tamy ny fijanga-
jangana izy. Dia hoy Joda:
Avoahy izy hodorana. 25 Ary
rehefa navoaka izy, dia naniraka
tany amy ny rafozany ka nanao
hoe: Ny lehilahy izay tompon' ireto
no nananako anaka; ary hoy koa
izy: Masìna hianao, fantaro izay
tompon' ireto fanombohan-kase sy
kofehy ary tehina ireto. 26 Dia
nahafantatra ireo Joda ka nanao
hoe: Marina noho izaho izy, satria
tsy nomeko ho vadiny Sela zanako.
Dia tsy nandry taminy intsony izy.

27 Ary tamy ny andro nitera-
hany, indro, nisy zaza kambana tao
an-kibony. 28 Ary raha niteraka
izy, dia niseho ny tànan' ny anan-
kiray, ary naka kofehy mena ny
mpampivelona, ka nafehiny tamy ny
tànany, sady hoy izy: Ity no nise-
ho voalohany. 29 Ary rehefa nahe-
mony ny tànany, dia, indro, teraka
ny rahalahiny; ary hoy ny mpam-
pivelona: Ahoana no nibosesehanao?
dia nataony hoe Fareza [2] no anarany.
30 Ary rehefa afaka izany, dia te-
raka koa ny rahalahiny, izay nisy
ilay kofehy mena tamy ny tànany;
dia nataony hoe Zera [3] no anarany.

*Ny nanaovana any Josefa tao an-
trano-maizina.*

XXXIX. ARY Josefa nentina ni-
dina ho any Egypta;
ary Potifara, lehilahy Egyptiana,
tandapany Farao sady mpifehy ny
mpiambina, no nividy azy tamy ny
Isimaelita, izay nitondra azy nidina
tany. 2 Ary Jehovah nomba any
Josefa, dia lehilahy nambinina izy;
ary nitoetra tao an-tranon' ilay
Egyptiana tompony izy. 3 Ary
hitan' ny tompony fa nombany
Jehovah izy, ka izay rehetra nataony
dia nambininy Jehovah avokoa teo
aminy. 4 Ary Josefa nahita fitia
teo imason' ny tompony, ka dia
nanompo azy; dia notendreny ho
mpikarakara ny tao an-tranony, ary
izay rehetra nananany dia natolony
ho andraikiny.

5 Ary hatramin' izay nanendreny
azy ho mpikarakara ny tao an-tra-
nony mbamin' izay rehetra nana-
nany, dia notahiny Jehovah ny tra-
non' ilay Egyptiana noho ny aminy
Josefa; ary ny fitahiany Jehovah
nomba izay rehetra nananany, na ny
tao an-trano, na ny tany an-tsaha.
6 Dia navelany ho andraikitry Jo-
sefa izay rehetra nananany; ary
izy [4] tsy nihevitra intsony izay rehe-
tra nananany na inona na inona afa-
tsy ny hanin-kohaniny hiany. Ary
Josefa dia bikana sady tsara tarehy.

7 Ary taorian' izany ny vadin' ny
tompony nanopy ny masony hijery
any Josefa ka nanao hoe: Avia
handry amiko. 8 Dia nandà izy ka
nanao tamy ny vadin' ny tompony
hoe: Indro, ny tompoko tsy maha-
lala izay tandremako ato an-trano,[5]
fa izay rehetra ananany dia efa na-
tolony ho andraikitro avokoa. 9
Tsy misy lehibe noho izaho raha
amin' ity trano ity, ary tsy misy
zavatra narovany amiko afa-tsy

[1] *Ny teny adika hoe* "vehivavy janga" *eto dia sahala amy ny ao amy ny Deo.* xxiii. 18.
[2] Fareza = Fibosesehana. [3] Zera = Fiposahana. [4] *Na:* ary satria nanana azy izy, dia. [5] *Na:* Indro, satria manana ahy ny tompoko, dia tsy mihevitra na inona na inona ato an-trano izy.

hianao hiany, satria vadiny hianao;
koa hataoko ahoana no hanao izany
ratsy lehibe izany ka hanota amin'
Andriamanitra? 10 Ary na dia
niteny taminy Josefa isan-andro
isan-andro aza ravehivavy, dia tsy
nety nanaiky azy handry aminy izy
*na* hiara-mitoetra aminy.

11 Ary tamy ny indray andro dia
niditra tao an-trano Josefa hanao ny
raharahany; ary sendra tsy nisy
mpanompo tao an-trano tamin' izay.
12 Dia nisambotra azy tamy ny
akanjony ravehivavy ka nanao hoe:
Avia handry amiko; fa navelany
Josefa teo an-tànany ny akanjony,
dia nandositra izy ka nivoaka teny
ala-trano. 13 Ary rehefa hitan-
dravehivavy fa navelany teo an-
tànany ny akanjony, sady lasa
nandositra any ala-trano izy, 14
dia niantso ny mpanompo izy ka
nilaza taminy hoe: Indro, efa nam-
piditra lehilahy Hebreo tato amin-
tsika hisangy antsika izy; nana-
tona ahy mba handry amiko iny,
dia niantso tamy ny feo mahery
aho; 15 ary nony reny fa nanan-
dratra ny feoko aho ka niantso, dia
navelany teto anilako ny akanjony,
ary nandositra iny ka lasa any ala-
trano. 16 Dia napetra-dravehivavy
teo anilany ny akanjony Josefa,
mandra-pahatongan' ny tompony
tao an-trano. 17 Dia nilaza taminy
izy araka ireo teny ireo ka nanao hoe:
Nanatona ahy ilay andevolahy He-
breo, izay nentinao ho eto amin-
tsika, mba hisangy ahy; 18 ary
rehefa nanandratra ny feoko aho ka
niantso, dia navelany eto anilako ny
akanjony, ka lasa nandositra any
ala-trano izy.

19 Ary rehefa ren' ny tompony
ny tenin' ny vadiny, izay niteny
taminy ka nanao hoe: Araka ireo
teny ireo no nataon' ilay andevola-
hinao tamiko, dia nirehitra ny faha-
tezerany. 20 Ary ny tompony
Josefa dia naka azy ka nanao azy
tao an-trano-maizina, izay fitoeran'
ny mpifatotra diso tamy ny mpan-
jaka; dia nitoetra tao an-trano-
maizina izy.

21 Nefa Jehovah nomba any
Josefa sy namindra fo taminy ka
nampahita fitia azy teo imason' ny
mpitandrina ny trano-maizina. 22
Dia natolotry ny mpitandrina ny
trano-maizina ho andraikitry Josefa
ny mpifatotra rehetra izay tao an-
trano-maizina; ary izay rehetra
nataony tao, dia izy no antony. 23
Ny mpitandrina ny trano-maizina
tsy mba nikarakara na inona na
inona izay efa mby an-tànany,
satria Jehovah nomba any Josefa,
ary izay nataony dia nambininy
Jehovah.

*Ny nilazany Josefa ny nofin' izy
roa lahy tandapany Farao.*

XL. ARY taorian' izany ny mpi-
tondra kapoakan' ny
mpanjakany Egypta sy ny mpanao
mofony dia diso tamy ny mpan-
jakany Egypta tompony. 2 Ary
tezitra indrindra tamin' ireo tanda-
pany roa lahy ireo Farao, dia tamy
ny lehiben' ny mpitondra kapoaka
sy ny lehiben' ny mpanao mofo. 3
Dia nataony tao an-trano-maizina
izy roa lahy, tao an-tranon' ny mpi-
fehy ny mpiambina, tao anatin' ny
trano-maizina izay nifatorany Josefa.
4 Ary Josefa notendren' ny mpifehy
ny mpiambina ho eo amin' izy roa
lahy, dia nanompo ireo izy; ary
nitoetra andro maromaro tao amy
ny trano-maizina izy roa lahy.

5 Ary nanonofy izy roa lahy in-
dray alina, dia ilay mpitondra ka-
poaka sy ilay mpanao mofon' ny
mpanjakany Egypta, izay nifatotra
tao amy ny trano-maizina, ka samy
nanana ny nofiny, araka ny hevitry
ny nofiny avy. 6 Ary Josefa nan-
kao aminy nony maraina ny andro
ka nahita azy, fa, indreo, nalahelo
tarehy izy. 7 Dia nanontaniany
Josefa ny tandapany Farao izay
niara-nifatotra taminy tao an-tranon'
ny tompony, ka hoy izy: Nahoana

no malahelo tarehy izato hianareo
ankehitriny? 8 Ary hoy izy roa
lahy taminy: Nanonofy izahay, ka
tsy misy mahalaza ny heviny. Dia
hoy Josefa taminy: Tsy avy amin'
Andriamanitra va ny filazana ny
hevitry ny nofy? Masìna hianareo,
lazao amiko izany.

9 Dia nambaran' ny lehiben' ny
mpitondra kapoaka taminy Josefa
ny nofiny, ka hoy izy taminy:
Nofiko fa indro, hono, nisy tahom-
boaloboka teo anatrehako; 10 ary
ilay tahom-boaloboka nisampana
telo, ka nony nitsimoka izy, dia
niposaka ny voniny, ary ny sampa-
hony nahavanona voaloboka masaka.
11 Ary teny an-tànako ny kapoa-
kany Farao; dia nalaiko ny voalo-
boka ka nofiazako ho ao amy ny
kapoakany Farao, dia natolotro teo
an-tànany Farao ny kapoaka.

12 Ary hoy Josefa taminy: Izao
no heviny: Ny sampany telo dia
hateloana. 13 Ato anatin' ny
hateloana dia hasandratry Farao
hianao [1] ka hampodiny ho ao amin'
ilay nipetrahanao; dia hanolotra ny
kapoakany Farao ho eo an-tànany
hianao tahaka ilay fanao fahiny,
fony hianao mpitondra kapoakany.
14 Fa mba tsarovy aho, rehefa ma-
hita soa hianao, ka trarantitra
hianao, iantrao aho, dia lazao aminy
Farao aho, ka avoahy amin' ity
trano ity; 15 fa nangalarina mihitsy
avy tany amy ny tanin' ny Hebreo
aho, ary atỳ koa tsy mba nanao izay
tokony ho nanaovany ahy eto amin'
ity lavaka ity aho.

16 Ary rehefa hitan' ny lehiben'
ny mpanao mofo fa tsara ny filazana
ny hevitry ny nofy, dia hoy izy
taminy Josefa: Izaho koa nanonofy,
ka, indro, nilolohа karaba telo feno
mofo fotsy aho; 17 ary teo anatin'
ny karaba ambony indrindra dia
nisy ny fihinany Farao samihafa
karazana rehetra fanaon' ny mpanao
mofo; ary nohanin' ny vorona teo
anatin' ny karaba izay nilolohaviko
izany.

18 Dia namaly Josefa ka nanao
hoe: Izao kosa no heviny: Ny ka-
raba telo dia hateloana. 19 Ato
anatin' ny hateloana dia hasandratry
Farao ho afaka aminao ny lohanao,
ka hahantony amy ny hazo hianao,
dia hohanin' ny vorona ny nofonao.

20 Ary tamy ny andro fahatelo,
izay niherenan' ny taona nahatera-
hany Farao, dia nanao fanasana ho
any ny mpanompony rehetra izy;
dia nasandrany ny lohan' ny lehi-
ben' ny mpitondra kapoaka sy ny
lohan' ny lehiben' ny mpanao mofo
teo amy ny mpanompony. 21 Ary
ny lehiben' ny mpitondra kapoaka
dia nampodiny tamy ny fitondrany
kapoaka indray, ka dia nanolotra ny
kapoaka ho eo an-tànany Farao izy;
22 fa ny lehiben' ny mpanao mofo
kosa dia nahantony,—araka izay efa
nolazainy Josefa tamin' izy roa lahy
avy. 23 Kanjo tsy mba nahatsiaro
any Josefa ilay lehiben' ny mpiton-
dra kapoaka, fa nanadino azy.

*Ny nilazany Josefa ny nofiny Farao,
sy ny nanandratana azy ho mpa-
napaka any Egypta.*

XLI. ARY rehefa afaka roa taona
mipaka, dia nanonofy
Farao, fa, indro, nitsangana teo
amorony Neily izy. 2 Koa, indreo,
nisy ombivavy fito tsara tarehy sady
matavy niakatra avy teo Neily ka
nihinana teny amy ny bararata. 3
Ary, indreo, nisy ombivavy fito hafa
kosa ratsy tarehy sady mahia nia-
katra avy teo Neily nanaraka azy,
ka dia nijanona teo anilan' ireo om-
bivavy teo amorony Neily. 4 Ary
ireo ombivavy ratsy tarehy sady
mahia nihinana ireo ombivavy fito
tsara tarehy sady matavy. Dia
nahatsiaro Farao.

5 Ary natory indray izy ka nano-
nofy fanindroany; ary, indro, nisy
salohim-bary fito niseho tamy ny

[1] *Heb.* ny lohanao.

tahony iray, sady vokatra [1] no tsara.
6 Ary, indreo kosa, nisy salohim-
bary fito maivam-boa sady main' ny
rivotra avy any atsinanana, niseho
nanaraka ireny. 7 Ary ny salohim-
bary maivam-boa nitelina ny salo-
him-bary fito vokatra [1] sy be voa.
Dia nahatsiaro Farao, koa indro fa
nofy hiany izany.
8 Ary nony maraina, dia nite-
biteby ny fanahiny, ka dia naniraka
nampaka ny ombiasy rehetra tao
Egypta sy ny olon-kendry rehetra
tao izy; ary nambarany Farao
tamin' ireny ny nofiny, kanjo tsy
nisy na dia iray aza nahalaza izay
heviny taminy Farao.
9 Dia niteny taminy Farao ilay
lehiben' ny mpitondra kapoaka ka
nanao hoe: Tsaroako izao ny faha-
disoako: 10 Farao dia tezitra tamy
ny mpanompony ka nanao ahy tao
an-trano-maizina tao anatin' ny
tranon' ny mpifehy ny mpiambina,
dia izaho sy ilay lehiben' ny mpanao
mofo. 11 Ary nanonofy izahay in-
dray alina, dia izaho sy izy; samy
nanonofy araka ny hevitry ny no-
finay avy izahay. 12 Ary tao
aminay dia nisy zatovo Hebreo
anankiray, mpanompon' ny mpifehy
ny mpiambina; dia nambaranay
taminy ny nofinay, ka nolazainy
taminay ny heviny; samy nilazany
araka ny nofinay avy izahay. 13
Ary samy tonga araka izay efa
nolazainy taminay indrindra izany:
izaho nampodiny ho ao amin' ilay
nipetrahako, fa izy kosa nahantony.
14 Dia naniraka Farao ka nam-
paka any Josefa, dia nalaina fain-
gana niala tao an-davaka izy; ary
nanaratra ny volom-bavany sy niova
fitafiana izy, dia nankany aminy
Farao.
15 Ary hoy Farao taminy Josefa:
Nanonofy aho, koa tsy misy maha-
laza ny heviny; ary izaho nahare fa
hianao, hono, raha mandre nofy, dia
mahalaza ny heviny. 16 Ary Jo-
sefa dia namaly any Farao ka nanao
hoe: Tsy ahy izany; Andriamanitra
no hilaza izay valiny hiadanany
Farao.
17 Ary hoy Farao taminy Josefa:
Nofiko fa indro, hono, nitsangana
teo amorony Neily aho; 18 koa,
indreo, nisy ombivavy fito matavy
sady tsara tarehy niakatra avy teo
Neily; ary nihinana teny amy ny
bararata ireny. 19 Ary, indreo,
nisy ombivavy fito hafa koa niakatra
nanaraka ireny, mihozohozo sady
ratsy tarehy indrindra no mahia, ka
tsy mbola hitako izay ratsy toa azy
teto amy ny tany Egypta rehetra.
20 Ary ireo ombivavy fito mahia
sady ratsy tarehy dia nihinana ireo
ombivavy fito matavy izay nialoha
azy. 21 Ary rehefa nihinana azy
izy, dia tsy fantatra akory fa efa
mby ao an-kibony ireny; fa mbola
ratsy tarehy tahaka ny tamy ny
fahiny hiany izy. Dia nahatsiaro
aho. 22 Ary hitako tamy ny no-
fiko indray, ka, indreo, nisy salohim-
bary fito niseho tamy ny tahony
iray, sady vokatra no tsara; 23 ary,
indreo kosa, nisy salohim-bary fito
sady malazo no maivam-boa, main'
ny rivotra avy any atsinanana, nise-
ho nanaraka ireny; 24 ary ny
salohim-bary maivam-boa dia nite-
lina ny salohim-bary fito vokatra.
Ary nolazaiko tamy ny ombiasy
izany, nefa tsy nisy nahalaza ny
heviny tamiko.
25 Ary hoy Josefa taminy Farao:
Ny nofiny Farao dia iray hiany;
izay efa hataon' Andriamanitra no
nambarany taminy Farao. 26 Ny
ombivavy fito tsara tarehy dia fito
taona; ary ny salohim-bary fito
vokatra koa dia fito taona; iray
hiany ny nofy. 27 Ary ny ombi-
vavy fito mahia sady ratsy tarehy,
izay niakatra nanaraka ireny, dia
fito taona; ary ny salohim-bary fito
tsy nisy voa sady main' ny rivotra
avy any atsinanana, dia ho fito taona

[1] *Heb.* matavy.

mosarena. 28 Izany dia ilay efa
nolazaiko taminy Farao teo hoe:
Izay efa hataon' Andriamanitra no
asehony aminy Farao. 29 Indro, hisy
fito taona zina indrindra eran' ny tany
Egypta rehetra; 30 ary manaraka
izany kosa dia hisy fito taona mosa-
rena, ka ho hadino ny fahavokarana
be rehetra teo amy ny tany Egypta;
ary ho ritry ny mosary ny tany; 31
ary ny fahavokarana eo amy ny
tany tsy ho fantatra noho izany
mosary manaraka azy izany; fa ho
mafy indrindra izany. 32 Ary
naverina indroa ny nofiny Farao,
satria efa voatendrin' Andriamanitra
izany zavatra izany ka hotanterahin'
Andriamanitra faingana.

33 Koa ankehitriny aoka Farao
hizaha lehilahy manan-tsaina sady
hendry ka hanendry azy hanapaka
ny tany Egypta. 34 Aoka hanao
izany Farao, ary aoka izy hanendry
mpikarakara hitandrina ny tany
sy hamory ny ampahadimin' ny
vokatry ny tany Egypta amy ny
taon-jina fito. 35 Ary aoka izy
ireo hanangona ny hanina rehetra
amin' ireo taona tsara ho avy ireo ka
hamory vary be amy ny anarany
Farao ho fihinana any amy ny ta-
nàna maro, ka aoka hitahiry izany
izy. 36 Ary aoka izany hanina
izany hotehirizina ao amy ny tany
ho amy ny fito taona mosarena, izay
ho tonga amy ny tany Egypta, mba
tsy ho simban' ny mosary ny tany.

37 Ary sitraky Farao sy ny
mpanompony rehetra izany hevitra
izany. 38 Dia hoy Farao tamy ny
mpanompony: Hahita lehilahy ta-
haka io, izay manana ny Fanahin'
Andriamanitra ao anatiny, va isika?
39 Ary hoy koa Farao taminy
Josefa: Satria efa nampahafantarin'
Andriamanitra anao izany rehetra
izany, dia tsy misy lehilahy manan-
tsaina sady hendry tahaka anao;
40 koa hianao no hanapaka ny ato
an-tranoko, ary araka ny teninao no
hitondrana ny oloko rehetra; ny
seza fiandrianana hiany no hahale-
hibe ahy noho hianao.

41 Ary hoy indray Farao taminy
Josefa: Indro, efa nanendry anao
hanapaka ny tany Egypta rehetra
aho. 42 Dia nesoriny Farao ny
peratra[1] tamy ny tànany ka nataony
tamy ny tànany Josefa, dia nam-
pitafiny rongony fotsy madinika izy,
ary nasiany rojo volamena ny vo-
zony; 43 dia nampitaingeniny teo
anatin' ny kalesiny faharoa izy, ary
ny vahoaka niantso teo alohany
nanao hoe: Mandohaleha;[2] ary
notendreny ho mpanapaka ny tany
Egypta rehetra izy. 44 Ary hoy
Farao taminy Josefa: Izaho no
Farao, ary raha tsy teninao, dia tsy
hisy olona hanetsika ny tànany na
ny tongony eto amy ny tany Egypta
rehetra. 45 Ary nataony Farao
hoe Zafenata-panea no anarany Jo-
sefa; dia nomeny azy Asenata, zana-
kavaviny Poti-fera, mpisorona tao
Ona, ho vadiny.

Ary Josefa nandeha nitety ny
tany Egypta. 46 Ary efa telo-polo
taona Josefa, raha niseho teo anatre-
hany Farao, mpanjakany Egypta.
Dia niala teo anatrehany Farao
Josefa ka nandeha nitety ny tany
Egypta rehetra.

47 Ary ny tany dia nahavokatra
tsy omby fàmpana tamy ny taon-
jina fito. 48 Dia namory ny hanina
rehetra tamin' izany fito taona
izany teo amy ny tany Egypta izy
ka nitahiry izany tao amy ny ta-
nàna rehetra: ny vokatry ny saha
manodidina ny isan-tanàna dia note-
hiriziny tao anatin' ny tanàna. 49
Ary Josefa namory vary tahaka ny
fasika any an-dranomasina, eny, be
indrindra, ka tsy nanisa intsony
izy, satria efa tsy hita isa.

50 Ary nisy zazalahy roa nate-
raky Asenata, zanakavaviny Poti-

---

[1] peratra fanombohan-kase. [2] Abreka; *tokony ho teny Egyptiana izany ka mitovitovy hevitra amy ny teny Hebreo izay adika hoe:* "Mandohaleha."

fera, mpisorona tao Ona, taminy
Josefa, raha tsy mbola tonga ny
taona mosarena. 51 Ary ny ana-
ran' ny lahimatoa dia nataony Jo-
sefa hoe Manase;[1] fa *hoy izy:*
Andriamanitra efa nampanadino ahy
ny fahoriako rehetra sy izay rehetra
tao an-tranon' ny raiko. 52 Ary
ny anaran' ny zandriny kosa nataony
hoe Efraima;[2] fa *hoy izy:* Andria-
manitra efa nahamaro ahy teto amy
ny tanin' ny fahoriako.

53 Ary tapitra ny taon-jina fito
teo amy ny tany Egypta; 54 dia
niandoha kosa ny fito taona mosa-
rena, araka izay efa nolazainy
Josefa; ary nisy mosary tany amy
ny tany rehetra; nefa eran' ny
tany Egypta rehetra dia mbola nisy
hanina hiany.

55 Ary rehefa mosarena ny tany
Egypta rehetra, dia nitaraina nan-
gataka hanina taminy Farao ny
olona; ary hoy Farao tamy ny
Egyptiana rehetra: Mankanesa any
aminy Josefa; ary izay holazainy
aminareo dia ataovy. 56 Ary ny
mosary dia tany amy ny tany
rehetra. Ary Josefa namoha ny
trano fitehirizam-bary ka nivaro-
bary tamy ny Egyptiana; ary efa
mafy ny mosary eran' ny tany
Egypta. 57 Ary ny tany rehetra
nankany Egypta ho any aminy
Josefa mba hividy vary; fa efa
mafy ny mosary tany amy ny tany
rehetra.

*Ny nandehanan' ny zanaky Jakoba hividy vary tany Egypta, sy ny nihaonany taminy Josefa.*

XLII. ARY fantatry Jakoba fa
nisy vary tany Egypta,
dia hoy izy tamy ny zanani-lahy:
Nahoana no mifampijery foana hia-
nareo? 2 Dia hoy koa izy: Indro,
efa reko fa misy vary any Egypta;
andeha midina any hianareo, ka
mividia ho antsika, mba ho velona
isika, fa tsy ho faty. 3 Dia lasa ni-
dina izy folo lahy rahalahiny Josefa
mba hividy vary tany Egypta. 4 Fa
Benjamina, rahalahiny Josefa, tsy
mba nampandehaniny Jakoba nia-
raka tamy ny rahalahiny; fa hoy
izy: Andrao hisy loza hanjo azy.

5 Dia tonga ny zanaky Isiraely
mba hividy vary niaraka tamin'
izay nankany; fa tratry ny mosary
koa ny tany Kanana. 6 Ary
Josefa no mpanapaka ny tany, sady
izy no mpivaro-bary tamy ny tom-
pon-tany rehetra; ary tonga ny
rahalahiny Josefa ka niankohoka
tamy ny tany teo anatrehany. 7
Ary hitany Josefa ny rahalahiny,
dia fantany hiany izy, nefa nody
olon-kafa taminy izy ka niteny
mafy taminy nanao hoe: Avy aiza
hianareo? Ary hoy kosa izy: Avy
any amy ny tany Kanana izahay
mba hividy hanina.

8 Ary fantatry Josefa ny rahala-
hiny, nefa izy ireo kosa tsy mba
nahafantatra azy. 9 Ary Josefa
nahatsiaro ireo nofy nanonofisany
azy ka nanao taminy hoe: Mpisafo
hianareo; hizaha ny fangadihadin'
ny tany no nahatongavanareo. 10
Fa hoy izy ireo taminy: Tsia, tom-
pokolahy; fa tonga mba hividy
hanina ny mpanomponao. 11 Zana-
ky ny lehilahy iray hiany izahay
rehetra; olo-marina izahay, fa tsy
mba mpisafo tsy akory ny mpanom-
ponao. 12 Ary hoy izy taminy:
Tsia, fa hizaha ny fangadihadin' ny
tany no nahatongavanareo. 13 Fa
hoy izy: Roa amby ny folo mira-
halahy ny mpanomponao, zanaky
ny lehilahy iray hiany any amy
ny tany Kanana; ary, indro, ny
faralahy dia any amy ny rainay
ankehitriny, fa ny anankiray tsy
ao intsony.

14 Ary hoy Josefa taminy: Ilay
voalazako taminareo hiany hoe:
"Mpisafo hianareo" no marina;
15 dia izao ary no hamantarana
anareo: Raha velona koa Farao,

[1] Manase = Mampanadino. [2] Efraima = Vokatra be.

tsy hiala atỳ hianareo, raha tsy
tonga atỳ izany zandrinareo fara-
lahy izany. 16 Iraho ny anan-
kiray aminareo, ary aoka izy haka
ny zandrinareo, fa hianareo hafa-
totra, mba hofantarina ny teninareo,
na marina na tsia; fa raha tsy
izany, raha velona koa Farao, dia
mpisafo tokoa hianareo. 17 Dia
nataony tao an-trano-maizina hate-
loana izy rehetra.

18 Ary nony tamy ny andro
fahatelo dia hoy Josefa taminy:
Izao no ataovy, dia ho velona hia-
nareo; fa izaho matahotra an' An-
driamanitra: 19 Raha olo-marina
ary hianareo, dia aoka ny anankiray
aminareo mirahalahy avy no hafa-
totra ao amy ny trano-maizina
nitoeranareo; ary mandehana hia-
nareo hitondra vary noho ny mosary
any amy ny tranonareo; 20 ary ny
zandrinareo faralahy dia ento man-
katỳ amiko; dia ho hita fa marina
ny teninareo, ary tsy hovonoina
hianareo. Ary nataony izany.

21 Dia niresaka hoe izy: Efa
meloka tokoa isika noho ny amy ny
rahalahintsika, satria nahita ny fa-
horian' ny fanahiny isika, raha
nitaraina tamintsika izy, nefa tsy
mba nihaino isika; koa izany no
nahatongavan' izao fahoriana izao
amintsika.

22 Dia namaly azy Robena ka
nanao hoe: Moa tsy niteny tamina-
reo va aho ka nanao hoe: Aza
manota amy ny zaza? nefa tsy mba
nihaino hianareo; koa indro fa adi-
nina ny rany izao.

23 Ary izy ireo tsy mba nahalala
fa Josefa nahafantatra ny teniny,
satria nisy mpandika teny niresa-
hany taminy. 24 Ary Josefa dia
nihodina niala teo aminy ka nito-
many; ary niverina nankeo aminy
indray izy ka niteny taminy, ary
dia naka any Simeona teo aminy izy
ka namatotra azy teo imasony.

25 Ary Josefa nanome teny ha-
meno vary ny lasakany sady hame-
rina ny volan' ny isan-dahy ho ao
anatin' ny lasakany avy ary hanome
vatsy azy ho entiny eny an-dàlana;
dia nanao izany taminy izy.

26 Ary natainginy tamy ny bori-
kiny ny vary, dia lasa nandeha izy.
27 Ary raha nosokafan' ny anan-
kiray ny lasakany hampihinanany
ny boriky teo amin' izay handria-
ny, dia hitany ny volany; fa, indro,
teo am-bavan' ny lasakany izany.
28 Dia hoy izy tamin' ireo raha-
lahiny: Naverina ny volako, ka,
indro, eo anatin' ny lasakako izany;
dia ketraka ny fony, ary nifampijery
amin-tahotra izy ka niresaka hoe:
Inona izao ataon' Andriamanitra
amintsika izao?

29 Ary tonga tany aminy Jakoba
rainy tany amy ny tany Kanana
izy, dia nambarany taminy izay
rehetra efa nanjo azy, ka hoy izy:
30 Mafy ny teny nataon-dralehilahy,
tompon' ny tany, taminay, fa natao-
ny ho mpisafo ny tany izahay. 31
Ary hoy izahay taminy: Olo-marina
izahay, fa tsy mba mpisafo tsy
akory; 32 roa amby ny folo mira-
halahy izahay no zanaky ny rainay;
tsy ao intsony ny anankiray, ary ny
faralahy dia any amy ny rainay any
amy ny tany Kanana ankehitriny.
33 Dia hoy ralehilahy, tompon' ny
tany, taminay: Izao ary no haha-
fantarako fa olo-marina hianareo:
ny anankiray aminareo mirahalahy
avy dia avelao atỳ amiko, ka miton-
drà vary noho ny mosary any amy
ny tranonareo, dia mandehana; 34
ary ento mankatỳ amiko ny zandrina-
reo faralahy, dia ho fantatro fa tsy
mba mpisafo hianareo, fa olo-marina;
dia homeko anareo ny rahalahinareo,
ka dia hanao varotra eto amy ny
tany hianareo.

35 Ary raha nandraraka izay tao
anatin' ny lasakany izy ireo, dia,
indro, ny volany am-ponosana samy
teo anatin' ny lasakany avy; ary
rehefa nahita ny volany am-ponosana
izy sy ny rainy, dia samy raiki-
tahotra.

36 Ary hoy Jakoba rainy taminy:

Foananareo anaka aho: Josefa tsy
eto intsony, Simeona koa tsy eto
intsony, ary Benjamina indray halai-
nareo; izaho hiany no ozoin' izany
rehetra izany.
37 Ary Robena niteny tamy ny
rainy ka nanao hoe: Vonoy ny
zanako roa lahy, raha tsy entiko
miverina atỳ aminao izy; atolory
eto an-tànako izy, dia izaho no
hitondra azy mody ho atỳ aminao
indray.
38 Ary hoy Jakoba: Tsy hidina
hiaraka aminareo ny zanako; fa
maty ny rahalahiny, ary izy irery
hiany no sisa, ary raha hisy loza
hanjo azy any amy ny làlana izay
halehanareo, dia hampidininareo any
amy ny fiainan-tsi-hita[1] amin' ala-
helo ny volo fotsiko.

*Ny nandehanan' ny zanaky Jakoba fanindroany, sy ny nizahany Josefa toetra azy.*

XLIII. ARY mafy ny mosary teo
amy ny tany. 2 Ary
rehefa làniny ny vary izay efa na-
lainy tany Egypta, dia hoy ny rainy
taminy: Mandehana indray, mividia
hanina kely ho antsika.
3 Ary Joda niteny taminy ka
nanao hoe: Efa nilaza mafy taminay
ralehilahy ka nanao hoe: Tsy hahita
ny tavako hianareo, raha tsy hiaraka
aminareo ilay rahalahinareo. 4
Raha hampandehaninao hiaraka
aminay ny rahalahinay, dia hidina
izahay ka hividy hanina ho anao;
5 fa raha tsy hampandehaninao izy,
dia tsy hidina izahay; fa hoy rale-
hilahy taminay: Tsy hahita ny ta-
vako hianareo, raha tsy hiaraka
aminareo ilay rahalahinareo.
6 Ary hoy Isiraely: Nahoana no
dia nampidi-doza tamiko hianareo
ka nanambara tamin-dralehilahy fa
mbola nanan-drahalahy koa hiana-
reo. 7 Ary hoy izy ireo: Nanadina
dia nanadina ny amy ny tenanay sy
ny mpianakavinay ralehilahy ka na-
nao hoe: Mbola velona hiany va
izay rainareo? ary manan-drahalahy
hafa koa va hianareo? dia namba-
ranay taminy araka izany teny
izany; moa nampoizinay akory va
izay hanaovany hoe: Ento midina
ny rahalahinareo?
8 Ary hoy Joda taminy Isiraely
rainy: Ampandehano hiaraka amiko
ny zaza, dia hiainga izahay ka han-
deha, mba ho velona isika ka tsy ho
faty, dia izahay sy hianao ary ny
zanatsika madinika koa. 9 Izaho
no hiantoka azy; amy ny tànako
no handraisanao azy; raha tsy ho
entiko atỳ aminao ka hatolotro eto
anatrehanao izy, dia ho meloka ami-
nao amy ny andro rehetra hiainako
aho; 10 fa raha tsy nijanonjanona
izahay, dia efa tafaverina fanindroa-
ny toy izay.
11 Ary hoy Isiraely rainy ta-
miny: Raha izany ary no izy, dia
izao no ataovy: analao ny vokatra
malaza amy ny tany ka ataovy ao
anatin' ny fitondran-entanareo, dia
ento midina haterina ho an-drale-
hilahy, dia balsama kely sy tantely[2]
kely, ditin-kazo nekota[3] sy lota[4]
sy pistakia[5] ary amygdala;[5] 12
ary mitondrà vola toraka ny teo
eny an-tànanareo; ary ilay vola
izay naverina teo am-bavan' ny lasa-
kanareo dia ento miverina indray;
angamba fahadisoana izany. 13
Ary ny rahalahinareo ento hiany;
dia miaingà ka miverena indray ho
any amin-dralehilahy; 14 ary An-
driamanitra Tsitoha anie hampahita
famindrampo anareo eo anatrehan-
dralehilahy, mba hampodiny ny ra-
halahinareo anankiray sy Benjami-
na. Ary izaho, raha foanana anaka
aho, dia foana anaka hiany.
15 Dia nentin' ireo lehilahy ireo
ny zavatra hateriny, ary vola indroa
toraka ny teo koa no nentiny teny
an-tànany mbaminy Benjamina;

[1] *Heb.* Sheola. [2] *Na:* rihi-boaloboka voatanika. [3] tragakanta (?).
[4] làdana (?). [5] *Anaram-boankazo.*

ary niainga izy, dia nidina tany
Egypta ka tonga teo anatrehany
Josefa.
16 Ary Josefa, raha nahita any
Benjamina niaraka taminy, dia
nanao tamy ny mpikarakara ny tao
an-tranony hoe: Ampidiro atsy an-
trano ireo lehilahy ireo, dia amonoy
zavatra izy ka anaovy nahandro;
fa hiara-mihinana amiko izy raha
mitataovovonana ny andro. 17 Dia
nataon-dralehilahy araka izay nan-
didiany Josefa; ka nampidirin-
dralehilahy tao an-tranony Josefa
ireo.
18 Dia raiki-tahotra ireo lehilahy
ireo, satria nampidirina tao an-
tranony Josefa, ka hoy izy: Maintsy
ilay vola naverina tao anatin' ny
lasakantsika fahiny va no nam-
pidirana antsika, hivarinany amin-
tsika sy hianjerany amintsika! dia
halainy ho andevo isika, ary ha-
lainy koa ny borikintsika.
19 Dia nanatona an-dralehilahy,
mpikarakara ny tao an-tranony Jo-
sefa, izy ka niteny taminy teo am-
baravaran' ny trano nanao hoe:
20 Mba henoy kely izahay, tom-
pokolahy: nidina hividy hanina
tokoa izahay fahiny; 21 ary rehefa
tonga teo amin' izay nandrianay
izahay, dia nosokafanay ny lasaka-
nay, ka indreo ny volanay isan-dahy
teo am-bavan' ny lasakanay avy,
tonga lanja avokoa ny volanay; ary
efa nentinay niverina eto an-tànanay
izany. 22 Ary nitondra vola hafa
koa eto an-tànanay izahay hamidy
hanina; tsy fantatray izay nanao
ny volanay tao anatin' ny lasa-
kanay.
23 Ary hoy izy: Matokia hiana-
reo, fa aza matahotra; Andria-
manitrareo, dia Andriamanitry ny
rainareo, no nanome anareo ha-
rena tao anatin' ny lasakanareo;
ny volanareo dia efa tonga taty
amiko hiany. Dia namoaka any
Simeona ho eo aminy izy.
24 Ary nampidirin - dralehilahy
tao an-tranony Josefa ireo olona ireo
ka nomeny rano, dia nanasa tongotra
izy, ary ny borikiny nomeny hanina
koa. 25 Dia nandamina ny zavatra
hateriny izy mandra-pihaviny Josefa
rehefa mitataovovonana ny andro;
fa efa reny fa eo no hihinanany
hanina.
26 Ary rehefa tonga tao an-trano
Josefa, dia nampidirin' izy mira-
halahy avy ho ao an-trano mba
hatolotra azy ireo zavatra efa nen-
tiny, dia niankohoka tamy ny tany
teo anatrehany izy.
27 Ary Josefa nanontany ny
toeny ka nanao hoe: Tsara hiany va
ny rainareo, ilay lahy antitra nola-
zainareo? mbola velona hiany va
izy? 28 Dia hoy izy: Tsara hiany
ny mpanomponao rainay; mbola
velona hiany izy. Dia niondrika
izy ireo ka niankohoka. 29 Ary
Josefa nanopy ny masony ka nahita
any Benjamina rahalahiny, zanaka-
lahin' ny reniny, dia hoy izy: Io va
no zandrinareo faralahy, izay nola-
zainareo tamiko? Sady hoy koa
izy: Andriamanitra anie hanisy soa
anao, anaka. 30 Dia niala faingana
Josefa, fa nangorakoraka ny fony
noho ny amy ny rahalahiny, ka
nitady izay hitomaniany izy; dia
niditra tao an-efi-trano izy ka nito-
many tao.
31 Ary rehefa nanasa ny tavany
izy, dia nivoaka; ary nanindry ny
fangorakoraky ny fony izy ka nanao
hoe: Ento ny nahandro. 32 Dia
narosony mitokana ny ho any Jo-
sefa, ary mitokana ny ho any ny
rahalahiny, ary mitokana koa ny ho
any ny Egyptiana izay nihinana teo
aminy, satria ny Egyptiana tsy ma-
hazo miara-komana amy ny Hebreo,
fa fahavetavetana amy ny Egyptiana
izany. 33 Dia nipetraka teo ana-
trehany izy, ny lahimatoa araka ny
fizokiany, ary ny faralahy araka ny
fizandriany; dia samy talanjona ka
nifampijerijery izy. 34 Ary samy
nitondrana anjara-hanina avy teo
anoloany Josefa izy mirahalahy avy;
kanefa ny anjara-haniny Benjamina

dia indimy toraka ny anjaran-drery
tamin' izy rehetra. Dia niara-
nisotro sy nivoky divay teo aminy
izy.

*Ny nampahafantarany Josefa ny rahalahiny fa izy no Josefa, sy ny nanirahany haka ny rainy.*

XLIV. ARY Josefa nanome teny
ny mpikarakara ny tao
an-tranony ka nanao hoe: Fenoy
hanina ny lasakan' ireo lehilahy ireo,
araka izay zakany ho entina, ary
ataovy eo am-bavan' ny lasakany
avy ny volan' ny isan-dahy; 2 ary
ny kapoakako, dia ilay kapoaka
volafotsy, ataovy eo am-bavan' ny
lasakan' ilay faralahy mbamy ny
vola hamidiny vary. Dia nataony
araka ny teny izay nolazainy Josefa.
3 Ary raha vao nazava ny andro,
dia nampandehanina ireo lehilahy
ireo, dia izy sy ny borikiny. 4 Ary
rehefa tafavoaka ny tanàna izy ka
tsy mbola lasan-davitra, dia hoy
Josefa tamy ny mpikarakara ny tao
an-tranony: Andeha araho ireny
lehilahy ireny; ary rehefa tratrao
izy, dia ataovy aminy hoe: Nahoa-
na hianareo no namaly ratsy ny
soa? 5 Tsy iny va no fisotroan' ny
tompoko sy famantarany zavatra?[1]
ratsy izao nataonareo izao.
6 Dia nahatratra azy ralehilahy
ka nilaza izany teny izany taminy.
7 Ary hoy izy ireo taminy: Na-
hoana itompokolahy no dia mi-
teny toy izany? sanatria amy ny
mpanomponao ny hanao zavatra toy
izany. 8 Indro fa ny vola izay
hitanay teo am-bavan' ny lasakanay
aza naverinay indray tatỳ aminao
avy tany amy ny tany Kanana; ka
hataonay ahoana no fangalatra vola-
fotsy na volamena ao amy ny tra-
non' ny tomponao? 9 Izay anan-
kiray amy ny mpanomponao hahi-
tana izany, dia aoka hovonoina izy,
ary izahay kosa dia ho andevon'
itompokolahy.
10 Dia hoy izy: Aoka ary hatao
araka ny teninareo: izay hahitana
izany dia ho andevoko; fa hianareo
tsy hanan-tsiny.
11 Ary samy nampidina faingana
ny lasakany tamy ny tany izy, ka
samy nanokatra ny lasakany avy.
12 Dia nikaroka fatratra ralehilahy,
ka tamy ny lahimatoa no nanom-
bohany, ary tamy ny faralahy no
niafarany, ka tao amy ny lasakany
Benjamina no nahitana ilay ka-
poaka.
13 Ary samy nandriatra ny fita-
fiany izy, dia nanaingina ny entany
tamy ny borikiny avy ka niverina
ho any an-tanàna. 14 Ary Joda sy
ny rahalahiny niditra tao an-tranony
Josefa (fa mbola tao izy), dia nida-
boka tamy ny tany teo anatrehany.
15 Ary hoy Josefa taminy: Ahoana
izao zavatra nataonareo izao? tsy
fantatrareo va fa izay lehilahy ta-
haka ahy dia mahay mamantatra
zavatra[2] tokoa?
16 Ary hoy Joda: Inona no teny
hataonay amin' itompokolahy? inona
intsony no holazainay? ary hatao-
nay ahoana no fiala tsiny? Andria-
manitra efa nahita ny heloky ny
mpanomponao? koa, indreto, samy
ho andevon' itompokolahy, na iza-
hay, na ilay nahitana ny kapoaka
tao aminy.
17 Nefa hoy Josefa: Sanatria
ahy ny hanao izany! izay lehilahy
nahitana ny kapoaka tao aminy
hiany no ho andevoko; fa hianareo
kosa dia miakara soa aman-tsara ho
any amy ny rainareo.
18 Dia nanatona azy Joda ka
nanao hoe: Mba henoy kely aho,
tompokolahy, aoka ny mpanomponao
handaha-teny kely eto anatrehan'
itompokolahy, ary aoka tsy mba
hirehitra amy ny mpanomponao ny
fahatezeranao; fa tahaka any Farao
hianao. 19 Itompokolahy nanon-
tany ny mpanompony hoe: Manan-
dray na rahalahy koa va hianareo?

[1] *Na:* fanaovany sikidy.

[2] *Na:* manao sikidy.

20 Ary hoy izahay tamin' itompo-
kolahy: Manan-dray lahy antitra
izahay sy zandry faralahy, zanaky
ny fahanterany; ary maty ny raha-
lahiny, fa izy irery hiany no zana-
dreniny sisa, ary tian' ny rainy izy.
21 Ary hianao nanao tamy ny
mpanomponao hoe: Ento mankatỳ
amiko izy mba ho hitan' ny masoko.
22 Ary hoy izahay tamin' itompo-
kolahy: Ny zazalahy tsy mahazo
misaraka amin-drainy; fa raha
misaraka amin-drainy izy, dia ho
faty rainy. 23 Ary hoy hianao
tamy ny mpanomponao: Raha tsy
hiara-midina aminareo ny zandrina-
reo faralahy, dia tsy hahita ny
tavako intsony hianareo. 24 Ary
rehefa tafakatra tany amy ny mpa-
nomponao raiko izahay, dia nam-
baranay azy ny tenin' itompokolahy.
25 Dia hoy ny rainay: Mandehana
indray, mividia hanina kely ho
antsika. 26 Ary hoy izahay: Tsy
sahy hidina izahay; nefa raha hia-
raka aminay ny zandrinay faralahy,
dia hidina hiany izahay; fa tsy
mahazo mahita ny tavan-dralehilahy
izahay, raha tsy miaraka aminay ny
zandrinay faralahy. 27 Dia hoy ny
mpanomponao raiko taminay: Fan-
tatrareo fa ny vadiko efa niteraka
roa lahy tamiko; 28 fa lasa niala
tamiko ny anankiray, ka hoy izaho:
Voaviraviram-biby tokoa izy; ary
tsy mbola hitako mandraka anke-
hitriny izy; 29 ary raha halainareo
hiala eto anoloako koa ity, ka hisy
loza hanjo azy koa, dia hampidini-
nareo any amy ny fiainan-tsi-hita [1]
amim-pahoriana ny volo fotsiko. 30
Koa ankehitriny, raha tonga any
amy ny mpanomponao raiko aho, ka
tsy tafaraka aminay ny zaza (fa ny
ainy mifamatotra amy ny ain' ny
zaza), 31 koa raha hitany fa tsy eo
ny zaza, dia ho faty izy; ary ny
mpanomponao hampidina ny volo
fotsin' ny mpanomponao rainay ho
any amy ny fiainan-tsi-hita [1] amin'
alahelo. 32 Fa ny mpanomponao
efa niantoka ny zaza tamy ny raiko
ka nanao hoe: Raha tsy ho entiko
atỳ aminao izy, dia ho meloka amy
ny raiko amy ny andro rehetra
hiainako aho. 33 Koa ankehitriny,
trarantitra hianao, aoka ny mpa-
nomponao hitoetra ho andevon'
itompokolahy hisolo ny zaza; fa
aoka ny zaza hiara-miakatra amy ny
rahalahiny. 34 Fa hataoko ahoana
no fiakatra any amy ny raiko, raha
tsy hiaraka amiko ny zaza? fandrao
hahita izay loza hanjo ny raiko aho.
XLV. Ary Josefa tsy nahatsindry
ny fangorakoraky ny fony
intsony teo anatrehan' izay rehetra
teo aminy; dia niantso izy ka na-
nao hoe: Avoahy ny olona rehetra
hiala eto amiko. Ary dia tsy nisy
olona na dia iray aza nijanona teo
aminy Josefa, raha nanao izay haha-
fantaran' ny rahalahiny azy izy. 2
Dia nitomany mafy izy, ka ren' ny
Egyptiana, ary ren' ny tao an-
tranony Farao koa. 3 Ary hoy
Josefa tamy ny rahalahiny: Izaho
no Josefa; mbola velona hiany va
ikaky? Ary tsy nahavaly azy ny
rahalahiny; fa tora-kovitra teo
anatrehany ireo.

4 Ary hoy Josefa tamy ny raha-
lahiny: Avia, manatòna ahy hiana-
reo. Dia nanatona ireo. Ary hoy
Josefa: Izaho no Josefa rahalahi-
nareo, ilay namidinareo ho atỳ
Egypta. 5 Ary ankehitriny, aza
malahelo na tezitra amy ny tenana-
reo noho ny nivarotanareo ahy ho
atỳ; fa hamonjy aina no nampan-
dehanan' Andriamanitra ahy hialoha
anareo atỳ. 6 Fa roa taona izao no
efa nisian' ny mosary teto amy ny
tany; ary mbola misy dimy taona
koa, izay tsy hisy hiasan-tany na
hijinjana. 7 Ary Andriamanitra
efa nampandeha ahy hialoha anareo,
mba tsy hahalany taranaka anareo
amy ny tany, fa hamelona anareo
amy ny famonjena lehibe. 8 Ary

[1] *Heb.* Sheola.

amin' izany, tsy hianareo no nam-
pandeha ahy ho atỳ, fa Andriamani-
tra; ary Izy nanao ahy ho rainy
Farao, sy ho tompon' ny ao an-
tranony rehetra, ary ho mpanapaka
ny tany Egypta rehetra. 9 Andeha
miakatra faingana hianareo ho any
amin' ikaky, ka lazao aminy hoe:
Izao no teniny Josefa zanakao: Efa
nataon' Andriamanitra ho tompony
Egypta rehetra aho; ka midìna
hankatỳ amiko, fa aza mijanona;
10 dia honina eo amy ny tany Go-
sena hianao, ka ho eo akaikiko
hianao sy ny zanakao sy ny zafinao
ary ny ondry aman-osinao sy ny
ombinao mbamin' izay rehetra ana-
nanao. 11 Dia hamelona anao eo
aho (fa mbola haharitra dimy taona
ny mosary), fandrao ho lany harena
hianao sy ny ankohonanao ary izay
rehetra anananao. 12 Ary, indro,
hitan' ny masonareo sy ny masony
Benjamina rahalahiko izao fa ny
vavako no miteny aminareo. 13
Dia hambaranareo amin' ikaky ny
voninahitro rehetra atỳ Egypta sy
izay rehetra efa hitanareo; koa
mandehana faingana hianareo, ka
ento midina atỳ ikaky.

14 Dia namihina ny vozony Ben-
jamina rahalahiny izy ka nitomany;
ary Benjamina koa dia mba nito-
many teo amy ny vozony. 15 Ary
dia nanoroka ny rahalahiny rehetra
izy ka nitomany teo am-pamihinany
azy; ary rehefa afaka izany, dia
niresaka taminy ireo rahalahiny.

16 Ary re tao an-tranony Farao
ny teny hoe: Tonga ny rahalahiny
Josefa; dia sitraky Farao sy ny
mpanompony izany.

17 Ary hoy Farao taminy Jo-
sefa: Lazao amy ny rahalahinao:
Izao no ataovy: ataingeno ny en-
tana ho entin' ny bibinareo, ka
mankanesa any amy ny tany Ka-
nana; 18 ary alao ny rainareo sy ny
ankohonanareo, ka mankanesa atỳ
amiko; ary dia homeko anareo ny
tsara eto amy ny tany Egypta, ka
hihinana ny matavy eto amy ny
tany hianareo. 19 Ary ankehi-
triny efa nomena teny hianao, ka
izao no ataovy: makà sariety amy
ny tany Egypta hitondranareo ny
vady aman-janakareo, ary ento ny
rainareo, ka mankanesa atỳ. 20
Aza malahelo ny amy ny fanakareo;
fa anareo izay tsara eto amy ny
tany Egypta rehetra.

21 Ary nataon' ny zanak' Isi-
raely izany, ka dia nomeny Josefa
sariety izy, araka ny teniny Farao;
ary nomeny vatsy koa ho entiny
eny an-dàlana izy. 22 Ary izy
rehetra samy nomeny akanjo indray
miova avy; fa Benjamina kosa
nomeny sekely volafotsy telon-jato
sy akanjo indimy miova. 23 Ary
izao kosa no nampitondrainy ho an-
drainy: borikilahy folo nitondra
zava-tsoa avy tany Egypta, sy bori-
kivavy folo nitondra vary sy mofo,
ary vatsy ho any ny rainy ho entiny
eny an-dàlana. 24 Dia nampan-
dehaniny ny rahalahiny, ka lasa
nandeha izy ireo; ary hoy Josefa
taminy: Aza mifanditra eny an-
dàlana hianareo.

25 Dia niakatra avy tany Egypta
izy ireo ka tonga tany aminy Jakoba
rainy tany amy ny tany Kanana.
26 Dia nilaza taminy izy ka nanao
hoe: Mbola velona hiany Josefa,
ary izy no mpanapaka ny tany
Egypta rehetra. Kanefa nangatsia-
ka hiany ny fony Jakoba, fa tsy
nino azy izy. 27 Dia nolazain' izy
ireo ny teny rehetra izay efa nola-
zainy Josefa taminy; ary rehefa
hitany ny sariety izay efa nampiton-
drainy Josefa hitondrana azy, dia
izay vao velona indray ny fanahiny
Jakoba rainy. 28 Ary hoy Isiraely:
Aoka ary, fa mbola velona hiany
Josefa zanako; handeha aho ka ha-
hita azy, dieny tsy mbola maty aho.

*Ny nifindrany Isiraely sy ny anko-
honany ho any amy ny tany
Egypta.*

XLVI. ARY niainga Isiraely ni-
tondra izay rehetra

nananany ka nankany Beri-sheba,
dia namono zavatra hatao fanatitra
ho an' Andriamanitry Isaka rainy
izy.
2 Ary Andriamanitra niteny ta-
miny Isiraely tao amy ny fahitana
nony alina ka nanao hoe: Ry Ja-
koba, ry Jakoba ô! Ary hoy kosa
izy: Inty aho. 3 Dia hoy Izy:
Izaho no Andriamanitra, dia An-
driamanitry ny rainao; aza mata-
hotra hidina any Egypta hianao,
fa hataoko firenena lehibe any
hianao. 4 Izaho hiara-midina ami-
nao ho any Egypta; ary Izaho
hitondra anao hiakatra indray to-
koa; ary ny tànany Josefa no
hanirina ny masonao.
5 Dia niainga Jakoba ka niala
tao Beri-sheba; ary ny zanak'
Isiraely nitondra any Jakoba rainy
sy ny zanany madinika ary ny
vadiny teo anatin' ny sariety, izay
efa nampitondrainy Farao hitondra-
na azy. 6 Ary nentin' izy ireo ny
omby aman-ondriny sy ny fananany,
izay efa noharìny tany amy ny tany
Kanana, dia tonga tany Egypta
Jakoba sy ny zanany rehetra nomba
azy; 7 ny zanani-lahy sy ny zafini-
lahy nomba azy, ary ny zanani-vavy
sy ny zafini-vavy; eny, nentiny
nomba azy ho any Egypta avokoa
ny zanany rehetra.
8 Ary izao no anaran' ny zanak'
Isiraely izay tonga tany Egypta, dia
Jakoba sy ny zanani-lahy:
9 Robena, lahimatoany Jakoba.
Ary ny zanakalahin-dRobena dia
Hanoka sy Palo sy Hezrona ary
Karmy. 10 Ary ny zanakalahiny
Simeona dia Jemoela sy Jamina sy
Ohada sy Jakina sy Zohara ary
Saoly, zanakalahin' ny vehivavy
Kananita. 11 Ary ny zanakalahiny
Levy dia Gersona sy Kehata ary
Merary. 12 Ary ny zanakalahiny
Joda dia Era sy Onana sy Sela sy
Fareza ary Zera; ary Era sy Onana
anefa dia maty tany amy ny tany
Kanana hiany. Ary ny zanakala-
hiny Fareza dia Hezrona sy Hamola.
13 Ary ny zanakalahiny Isakara
dia Tola sy Pova sy Joba ary Sim-
rona. 14 Ary ny zanakalahiny
Zebolona dia Sereda sy Elona ary
Jahalela. 15 Ireo no zanakalahiny
Lea izay naterany taminy Jakoba
tany Mesopotamia,[1] ary Dina zanani-
vavy; ny isan' ny zanani-lahy re-
hetra mbamy ny zanani-vavy dia
telo amby telo-polo.
16 Ary ny zanakalahiny Gada
dia Zifiona sy Hagy sy Sony sy
Ezbona sy Ery sy Aroda ary Arely.
17 Ary ny zanaky Asera dia Jimna
sy Jisva sy Jisvy sy Beria ary Sera,
anabavin' ireo; ary ny zanakalahiny
Beria dia Hebera sy Malkiela. 18
Ireo no zanaky Zilpa, izay nomeny
Labana any Lea zanani-vavy, ary
ireo no naterany taminy Jakoba,
dia enina amby ny folo izy.
19 Ny zanakalahin-dRahely, va-
diny Jakoba, dia Josefa sy Ben-
jamina. 20 Ary ny zanakalahiny
Asenata, zanakavaviny Poti-fera,
mpisorona tao Ona, izay nateraky
Josefa tany amy ny tany Egypta,
dia Manase sy Efraima. 21 Ary
ny zanakalahiny Benjamina dia Bela
sy Bakera sy Asbela sy Gera sy
Namana sy Ehy sy Rosy sy Mopima
sy Hopima ary Arda. 22 Ireo no
zanakalahin-dRahely, izay naterany
taminy Jakoba; efatra amby ny
folo no isan' izy rehetra.
23 Ary ny zanakalahiny Dana
dia Hosima. 24 Ary ny zanakala-
hiny Naftaly dia Jaziela sy Gony sy
Jezera ary Silema. 25 Ireo no
zanakalahiny Bila, izay nomeny
Labana an-dRahely zanani-vavy,
ary ireo no nateraky Jakoba; fito
no isan' izy rehetra.
26 Ny isan' izay rehetra nankany
Egypta niaraka taminy Jakoba, dia
izay naloaky ny kibony, afa-tsy ny
vadin' ny zanakalahiny Jakoba, dia
enina amby enim-polo. 27 Ary ny

[1] *Heb.* Padan-arama.

zanakalahiny Josefa, izay naterany
tany Egypta, dia roa lahy; ny isan'
ny teraky Jakoba rehetra, izay
tonga tany Egypta, dia fito-polo.
28 Ary Joda nirahiny nialoha
azy hankany aminy Josefa mba
hanoro làlana azy ho any Gosena;
dia tonga tany amy ny tany Gosena
izy. 29 Ary Josefa nampanam-
boatra ny kalesiny, dia niakatra
hitsena any Isiraely rainy tany
Gosena izy; ary raha niseho taminy
izy, dia namihina ny vozony ka
nitomany ela teo amy ny vozony.
30 Ary hoy Isiraely taminy Josefa:
Aoka ho faty amin' izao aho, satria
efa hitako ny tavanao, fa mbola
velona hiany hianao.
31 Ary hoy Josefa tamy ny raha-
lahiny sy ny ankohonan' ny rainy:
Hiakatra aho hilaza aminy Farao
ka hanao aminy hoe: Ny rahalahiko
sy ny ankohonan' ny raiko, izay
tany amy ny tany Kanana, dia efa
tonga atỳ amiko. 32 Ary mpian-
dry ondry ireo lehilahy ireo, fa
mpiompy omby aman-ondry izy;
ary ny ondry aman-osiny sy ny
ombiny mbamin' izay rehetra ana-
nany dia nentiny avokoa. 33 Ary
raha hiantso anareo Farao ka hanao
hoe: Inona no raharaha fanaonareo?
34 dia izao no havalinareo: Miompy
omby aman-ondry no raharaha fa-
naon' ny mpanomponao, hatry ny
fony vao zaza ka ambaraka anke-
hitriny, dia izahay sy ny razanay
koa,—mba hahazoanareo monina ao
amy ny tany Gosena, satria fahave-
tavetana amy ny Egyptiana ny
mpiandry ondry rehetra.

*Ny nahazoany Isiraely sy ny anko-honany fonenana tsara tao Gosena, ary ny nanjo ny Egyptiana noho ny hamafin' ny mosary.*

XLVII. ARY Josefa nankao
aminy Farao ka ni-
laza taminy hoe: Ny raiko sy ny
rahalahiko ary ny ondry aman-osiny
sy ny ombiny mbamin' izay rehetra
ananany dia efa tonga avy tany amy
ny tany Kanana; ka, indreo, ao
amy ny tany Gosena izy.
2 Ary ny dimy lahy tamy ny
rahalahiny no nalainy ka nentiny
teo anatrehany Farao. 3 Ary hoy
Farao tamin' ireo rahalahiny Josefa:
Inona moa no raharaha fanaonareo?
Dia hoy izy taminy Farao: Mpian-
dry ondry izahay mpanomponao ha-
tramy ny razanay. 4 Ary hoy koa
izy taminy Farao: Mba hivahiny
eto amin' ity tany ity no nihavianay;
fa tsy misy ahitra ho any ny ondry
aman-osin' ny mpanomponao, fa mafy
ny mosary any amy ny tany Ka-
nana; koa ankehitriny, trarantitra
hianao, aoka mba honina ao amy ny
tany Gosena ny mpanomponao.
5 Ary Farao dia niteny taminy
Josefa ka nanao hoe: Ny rainao sy
ny rahalahinao efa tonga atỳ ami-
nao; 6 ny tany Egypta dia eo ano-
loanao; koa amin' izay tany tsara
indrindra no amponeno ny rainao sy
ny rahalahinao; aoka honina ao
amy ny tany Gosena izy; ary raha
fantatrao fa misy lehilahy mahay eo
aminy, tendreo izy ho lehiben' ny
mpiandry ny omby aman-ondriko.
7 Dia nentiny Josefa ho eo ana-
trehany Farao Jakoba rainy; ary
Jakoba dia nisaotra any Farao.
8 Ary hoy Farao taminy Jakoba:
Firy taona moa no andro niainanao?
9 Dia hoy Jakoba taminy Farao:
Telo-polo amby zato taona no andro
nivahiniako; sady vitsy no ratsy ny
andro niainako ka tsy nahatratra
ny andro niainan' ny razako tamy
ny andro nivahiniany. 10 Ary
Jakoba, rehefa nisaotra any Farao,
dia lasa niala teo anatrehany.
11 Dia namponeniny Josefa ny
rainy sy ny rahalahiny ka nomeny
zara-tany tao amy ny tany Egypta,
dia tao amy ny tany tsara indrindra,
tao amy ny tany Ramesesa, araka
izay efa nandidiany Farao. 12 Dia
novelominy Josefa tamy ny hanina
ny rainy sy ny rahalahiny mbamy
ny ankohonan' ny rainy rehetra,
araka ny isan' ny zanany avy.

13 Ary tsy nisy hanina teo amy
ny tany rehetra; fa mafy indrindra
ny mosary, ka efa reraka ny tany
Egypta sy ny tany Kanana noho ny
mosary. 14 Dia nangoniny Josefa
ny vola rehetra izay hita tany amy
ny tany Egypta sy tany amy ny
tany Kanana, dia izay vidin' ny
vary novidin' ny olona, ka nampidi-
riny Josefa tao an-tranony Farao ny
vola.
15 Ary rehefa lany avokoa ny
vola tany amy ny tany Egypta sy
tany amy ny tany Kanana, dia
nankeo aminy Josefa ny Egyptiana
rehetra ka nanao hoe: Omeo hanina
izahay; fa nahoana no dia ho faty
eto anatrehanao izahay? fa efa lany
avokoa ny vola. 16 Ary hoy kosa
Josefa: Omeo ny omby aman-ondri-
nareo hotakalozako, raha lany ny
vola. 17 Dia nentiny tany aminy
Josefa ny omby aman-ondriny, ka
notakalozany Josefa hanina ny soa-
valiny sy ny ondry aman-osiny ary
ny ombiny sy ny borikiny; dia
nomeny hanina izy tamin' izany
taona izany ho takalon' ny bibiny
rehetra.
18 Ary rehefa tapitra izany
taona izany, dia nankeo aminy in-
dray ny olona tamy ny taona
faharoa ka nanao taminy hoe:
Tsy azonay afenina amin' itom-
pokolahy fa efa lany ny vola, ary
efa lasan' itompokolahy avokoa ny
biby fiompy; tsy misy na inona na
inona intsony eto imason' itompoko-
lahy afa-tsy ny tenanay sy ny ta-
ninay; 19 nahoana no dia ho faty
izahay eto anatrehanao, dia izahay
sy ny taninay? Takalozy hanina
ny tenanay sy ny taninay, dia ho
mpanompony Farao izahay sy ny
taninay; ary omeo voa hafafy iza-
hay, mba ho velona, fa tsy ho faty,
ary mba tsy ho lao ny tany.
20 Dia notakalozany Josefa ho
any Farao ny tany Egypta rehetra;
fa ny Egyptiana samy nanakalo ny
sahany avy, satria resy mosary izy;
ary dia lasany Farao ny tany. 21
Ary ny olona dia nafindrany ho ao
amy ny tanàna hatramy ny faran'
ny faritry Egypta rehetra. 22 Ny
tanin' ny mpisorona hiany no tsy
mba natakalony; fa nanana anjara
taminy Farao ny mpisorona ka
nihinana ny anjara izay nomeny
Farao azy; izany no tsy nanakalo-
zany ny taniny.
23 Dia hoy Josefa tamy ny olona:
Indro, efa voavidiko andro any hia-
nareo sy ny taninareo ho any
Farao; koa indreny ny voa hafa-
finareo, dia hofafazanareo ny tany.
24 Ary rehefa misy vokatra, dia
haterinareo ho any Farao ny ampa-
hadiminy; ary ho anareo kosa ny
efa-toko, ho voa hafafy any an-tsaha
sy hohaninareo mbamin' izay ao an-
tranonareo ary hohanin' ny zana-
kareo. 25 Ary hoy izy: Efa na-
monjy ny ainay hianao; aoka mba
hahita fitia eto imason' itompokola-
hy izahay, dia ho mpanompony
Farao.
26 Dia nataony Josefa ho lalàna
tany amy ny tany Egypta mandraka
andro any izany, fa ho any Farao
ny ampahadiminy; fa ny tanin' ny
mpisorona hiany no tsy mba lasany
Farao.
27 Ary nonina tao amy ny tany
Egypta ny Isiraely, dia tao amy ny
tany Gosena; ary nahazo zara-tany
tao izy, dia nihamaro anaka ka ni-
habetsaka indrindra.
28 Ary ny andro niainany Jako-
ba tao amy ny tany Egypta dia fito
amby ny folo taona; koa ny andro
rehetra niainany Jakoba dia fito
amby efa-polo amby zato taona.
29 Ary rehefa antomotra ny
andro hahafatesany Isiraely, dia
nampaka any Josefa zanany izy ka
nanao taminy hoe: Raha mba
nahita fitia eo imasonao aho, masìna
hianao, ataovy ato ambanin' ny
feko ny tànanao, ka ataovy amiko
izay soa sy izay marina; masìna
hianao, aza alevina atỳ Egypta aho.
30 Fa rehefa lasa mody mandry any
amy ny razako aho, dia ho entinao

hiala atỳ Egypta ka halevinao ao
amy ny fasany. Dia hoy Josefa:
Izahô hanao araka ny teninao. 31
Ary hoy Jakoba: Mianiàna ary
amiko. Dia nianiana taminy izy.
Dia niankohoka teo an-dohan' ny
farafara Isiraely.

*Ny tso-drano nataony Jakoba taminy Manase sy Efraima, zanakalahiny Josefa.*

XLVIII. ARY rehefa afaka izany,
dia nisy nilaza ta-
miny Josefa hoe: Indro, marary ny
rainao. Dia nentiny niaraka ta-
miny Manase sy Efraima, zanany
mirahalahy. 2 Ary nisy nilaza ta-
miny Jakoba ka nanao hoe: Indro,
Josefa zanakao tamy ho etỳ aminao;
dia nanatanja-tena Isiraely ka nia-
rina teo ambonin' ny farafara.
3 Ary hoy Jakoba taminy Jo-
sefa: Andriamanitra Tsitoha efa
niseho tamiko tany Lozy any amy
ny tany Kanana ary nitahy ahy ka
nanao tamiko hoe: 4 Indro, Izaho
hahamaro ny taranakao, dia hampi-
tombo anao sy hanao anao ho fire-
nena maro; [1] dia homeko ny tarana-
kao mandimby anao ity tany ity ho
lovany mandrakizay. 5 Ary anke-
hitriny, ny zanakao mirahalahy, izay
efa naterakao tatỳ amy ny tany
Egypta, fony tsy mbola tonga tatỳ
aminao eto Egypta aho, dia ho ahy
ireo: eny, Efraima sy Manase dia
ho ahy tahaka any Robena sy Si-
meona. 6 Fa ny zanakao izay ha-
terakao aorian' izy mirahalahy dia
ho anao kosa, ary ny anarany hatao
araka ny any ny rahalahiny eo amy
ny zara-taniny. 7 Ary izaho, raha
niala tany Mesopotamia [2] aho, dia
maty teo anatrehako Rahely tany
amy ny tany Kanana, tany an-
dàlana, rehefa kely foana [3] no sisa
tsy nahatongavana tao Efrata; ary
nandevina azy aho teo amoron' ny
làlana mankany Efrata (Betlehema
izany).
8 Ary rehefa hitany Isiraely ny
zanaky Josefa, dia hoy izy: Iza
moa ireo? 9 Ary hoy Josefa tamin-
drainy: Zanako ireto, izay nomen'
Andriamanitra ahy tatỳ. Ary hoy
izy: Masìna hianao, ento eto amiko
izy, dia hotsofiko rano. 10 Ary efa
pahina ny masony Isiraely noho ny
fahanterany, ka tsy nahita izy; dia
nentiny Josefa nanatona azy izy
mirahalahy; ary Isiraely nanoroka
sy namihina azy. 11 Dia hoy
Isiraely taminy Josefa: Tsy na-
nampo izay hahita ny tavanao in-
tsony aho; kanjo, indro, Andria-
manitra efa nampahita ahy ny za-
nakao koa aza. 12 Ary Josefa
nampiala azy mirahalahy teo ane-
lanelan' ny lohaliky Isiraely, dia
niankohoka tamy ny tany izy.
13 Dia notantanany Josefa izy
mirahalahy: Efraima tamy ny anka-
vanany ho eo amy ny ankaviany
Isiraely, ary Manase tamy ny anka-
viany ho eo amy ny ankavanany
Isiraely, ka nentiny nanatona azy.
14 Dia nahinjitry Isiraely ny tàna-
ny ankavanana ka napetrany tamy
ny lohany Efraima—nefa izy no
zandriny—fa ny tànany ankavia
kosa teo amy ny lohany Manase; fa
niniany natao toy izany [4] ny tàna-
ny, nefa Manase no lahimatoa.
15 Dia nitso-drano any Josefa
izy ka nanao hoe: Andriamanitra,
Izay nandehanany Abrahama sy
Isaka razako teo anatrehany, Andria-
manitra, Izay Mpiandry ahy hatr'
izay niainako ka mandraka andro
any, 16 ny Anjely Izay Mpamonjy
ahy tamy ny loza rehetra: Izy anie
hitahy ireto zaza ireto; ary aoka
ny anarako sy ny anarany Abra-
hama sy Isaka raiko no hanononana
azy; ary hitombo ho maro dia maro
eo amy ny tany anie izy.
17 Ary rehefa hitany Josefa fa

[1] *Heb.* fikambanam-pirenena. [2] *Heb.* Padan-arama.
[3] *Heb.* kibra iray; *izahao* xxxv. 16. [4] *Na:* fa nampifandikainy.

ny rainy nametraka ny tànany
ankavanana teo amy ny lohany
Efraima, dia tsy sitrany izany; ka
noraisiny ny tànan' ny rainy, mba
hampiala azy amy ny lohany Efrai-
ma ho amy ny lohany Manase, 18
ka hoy Josefa tamy ny rainy: Tsy
izao no izy, ry ikaky; fa itỳ no la-
himatoa, ka apetraho eo amy ny lo-
hany ny tànanao ankavanana. 19
Fa tsy nety ny rainy, fa nanao hoe:
Fantatro hiany, anaka, fantatro
hiany, izy koa ho tonga firenena,
ary izy koa ho lehibe; kanefa ny
zandriny ho lehibe noho izy, ary ny
taranany ho firenena maro.

20 Dia nitso-drano azy tamin' izany andro izany izy ka nanao hoe: Hianao no hitsofan' ny Isiraely rano hoe: Hataon' Andriamanitra tahaka any Efraima sy tahaka any Manase anie hianao. Ary Efraima no nataony alohany Manase.

21 Ary hoy Isiraely taminy Josefa: Indro, ho faty aho, nefa Andriamanitra homba anareo ka hampody anareo indray ho any amy
ny tanin-drazanareo. 22 Ary izaho
manome anao zara-tany[1] iray ho
tombon-dahinao amy ny rahalahinao,
izay nalaiko tamy ny sabatro sy ny
tsipìkako teo an-tànan' ny Amorita.

*Ny tso-dranony Isiraely nanambarany izay ho toetry ny zanany mirahalahy avy.*

XLIX. ARY Jakoba namory ny zanani-lahy ka nanao hoe: Mivoria hianareo, mba hanambarako aminareo izay ho tonga aminareo any am-parany.

2 Miangòna, ka mandrenesa, ry zanakalahiny Jakoba,
Eny, mihainoa any Isiraely rainareo:

3 RY ROBENA, lahimatoako hianao,
Heriko sy voalohan' ny tanjako,
Manan-tombom-pisandratana, manan-tombon-kery.
4 Mandroadroatra toy ny rano hianao ka tsy hanan-tombo,[2]
Fa niakatra tamy ny fandrian' ny rainao hianao,
Tamin' izany no nandotoanao azy.[3]
Endrey, ny farafarako lahy, ka dia niakarany!

5 SIMEONA SY LEVY dia mpirahalahy,
Fiadia-mandoza ny sabany;[4]
6 Aza mankeo amin' izay iokoany, ry foko,
Ary aza miray amy ny fiangonany, ry fanahiko;[5]
Fa tamy ny fahatezerany no namonoany olona,
Ary tamy ny fahasahisahiany no nanatraingoany omby.
7 Ho voaozona anie ny fahatezerany, fa nasiaka izany,
Ary ny fahavinirany, fa loza izany;
Hampihahakahaka azy eny aminy Jakoba aho,
Ary hanely azy eny aminy Isiraely.

8 RY JODA,[6] hoderain' ny rahalahinao hianao,
Ny tànanao ho ao amy ny vozon' ny fahavalonao;
Hiankohoka eo anatrehanao ny zanaky ny rainao.
9 Zana-diona Joda,
Avy niremby hianao, anaka;
Mamitsaka, mandry toy ny liona izy,
Ary toy ny liom-bavy, ka iza no hanaitra azy!
10 Ny tehim-panjakana tsy hiala aminy Joda,
Na ny tehina fanapahana [7] eo anelanelan' ny tongony,
Mandra-pahatongany Silo,[8]
Ka hanoa Azy[9] ny firenena.

[1] *Na:* tany kisolosolo. [2] *Na:* aza manan-tombo. [3] xxxv. 22. [4] xxxiv. 25-31; *na:* ny tetika ataony. [5] *Heb.* voninahitro. [6] xxix. 35. [7] *Na:* ny mpanapaka. [8] *Na:* any Silo. Silo = Fiadanana (?). [9] *Na:* azy.

11 Mamatotra ny borikiny tanora
eo amy ny tahom-boaloboka
izy,
Ary ny zanaky ny borikivaviny eo amy ny tahom-boaloboka tsara;
Nanasa ny fitafiany tamy ny divay izy,
Ary ny akanjony tamy ny ram-boaloboka.
12 Mangamanga [1] ny masony azon' ny divay,
Ary fotsy ny nifiny azon' ny ronono.[2]

13 Zebolona, ao amoron-dranomasina no honenany,
Dia ao amoron-dranomasina fitodian-tsambo;
Ary ny sisin-taniny hifanolotra aminy Sidona.

14 Isakara dia boriky henjana,
Mandry eo anelanelan' ny vala;
15 Ary hitany fa tsara ny fialantsasatra,
Sady mahafinaritra ny tany;
Dia nanongilana ny sorony hitondra entana izy
Ka tonga mpanompo mandoa hetra.

16 Dana [3] hitsara ny olony
Tahaka ny anankiray amy ny firenen' ny Isiraely.
17 Dana ho menarana ao amorondàlana,
Ho bibilava misy tandroka ao an-dàlana izy,
Izay manaikitra ny kitrokelin' ny soavaly,
Ka potraka miantsilany ny mpitaingina azy.

18 Ny famonjenao no andrasako, Jehovah ô!

19 Gada, ny manao andiany hamoritra azy;
Fa izy kosa hamely ny otrika.

20 Asera, dia avy ao aminy ny matavy fihinany,
Ary izy no ihavian' ny hanimpin' andriana.

21 Naftaly dia dieravavy alefa;
Manao teny mahafinaritra izy.

22 Josefa dia sampana mahavokatra,
Eny, sampana mahavokatra eo anilan-doharano;
Ny rantsany mananika mihoatra ny fefy.
23 Nampahory azy ny mpitifitra,
Dia nitifitra azy sy nanenjika azy;
24 Kanefa mateza hery ny tsipìkany,
Ary mailamailaka ny sandrintànany,
Avy amy ny tànan' Ilay Maheriny Jakoba,
Dia avy ao amy ny Mpiandry, Izay Vatolampin' ny Isiraely,
25 Avy amy ny Andriamanitry ny rainao, ka Izy hamonjy anao—
Avy amy ny Tsitoha, ka Izy hitahy anao:
Dia fitahiana avy amy ny lanitra any ambony,
Sy fitahiana avy amy ny lalina, izay mamitsaka any ambany,
Ary fitahiana avy amy ny nono sy ny kibo.
26 Ny tso-dranon' ny rainao dia mihoatra [4] noho ny havoana mandrakizay
Sy ny zavatra mahafinaritra amy ny tendrombohitra fahagola;
Ho eo an-dohany Josefa izany,
Dia ho eo an-tampon-dohan' ilay nalaza tamy ny rahalahiny.

---

[1] *Na:* Mivoaramena. [2] *Na:* Mena mihoatra noho ny divay ny masony, ary fotsy mihoatra noho ny ronono ny nifiny. [3] Dana = mpitsara. [4] *Heb.* mahery.

27 BENJAMINA dia amboadia [1]
mamiravira:
Nony maraina homan-dremby
izy,
Nony hariva mizara babo.

28 Ireo rehetra ireo no firenen'
ny Isiraely roa amby ny folo; ary
izany no nolazain' ny rainy taminy
sy nitsofany rano azy; samy araka
ny tso-drano izay tokony ho azy avy
no nitsofany rano azy.
29 Dia nanafatra azy izy ka
nanao taminy hoe: Izaho efa ma-
diva hangonina ho any amy ny
razako; aleveno ao amy ny razako
aho, dia ao anatin' ny zohy izay any
amy ny sahany Efrona Hetita, 30
ao anatin' ny zohy izay any amy
ny saha Makpela, izay tandrifiny
Mamre, any amy ny tany Kanana,
dia ilay noviditry Abrahama mbamy
ny saha taminy Efrona Hetita ho
tany fandevenana. 31 Tao no nan-
devenany any Abrahama sy Saraha
vadiny; ary tao koa no nandevenany
any Isaka sy Rebeka vadiny; ary
tao koa no nandevenako any Lea,—
32 ny saha sy ny zohy ao anatiny
izay noviditry tamy ny taranaky
Heta.

*Ny nahafatesany Jakoba sy ny nan-devenana azy, ary ny nahafatesany Josefa.*

33 ARY rehefa vitany Jakoba ny
hafatra nataony tamy ny
zanani-lahy rehetra, dia navonkiny
teo am-parafara ny tongony, dia
niala aina izy ka voangona any amy
ny razany.
L. Ary Josefa nihohoka tamy ny
tavan' ny rainy ka nitomany
teo amboniny sady nanoroka azy. 2
Ary nasainy Josefa nanosotra zava-
manitra an-drainy ny mpanompony
izay mpanao fanafody; dia nanoso-
tra any Isiraely ny mpanao fana-
fody. 3 Ary notanterahiny taminy
ny efa-polo andro, fa izany no isan'
ny andro nanosoram-paty; ary ny
Egyptiana nisaona azy fito-polo
andro.
4 Ary rehefa tapitra ny andro
nisaonana azy, Josefa dia niteny
tamy ny tao an-tranony Farao ka
nanao hoe: Raha mba nahita fitia
eo imasonareo aho, masìna hianareo,
lazao aminy Farao, ka ataovy hoe:
5 Ny raiko efa nampianiana ahy ka
nanao hoe: Indro, ho faty aho; koa
ao amy ny fasako, izay nohadiko [2]
ho ahy any amy ny tany Kanana,
dia ao no andeveno ahy. Koa anke-
hitriny, trarantitra hianao, aoka
aho hiakatra handevina ny raiko,
dia hiverina atỳ indray. 6 Ary
hoy Farao: Miakara ary, ka aleveno
ny rainao araka izay nampianianany
anao.
7 Dia lasa niakatra Josefa han-
devina ny rainy; ary niara-niakatra
taminy ny mpanompony Farao re-
hetra, dia ny loholona tao an-tranony
sy ny loholona rehetra tany amy ny
tany Egypta, 8 ary ny ankohonany
Josefa rehetra sy ny rahalahiny ary
ny ankohonan-drainy; ny ankizy
madinika sy ny ondriny aman-osiny
sy ny ombiny hiany no navelany
tao amy ny tany Gosena. 9 Ary
nisy kalesy sy mpitaingin-tsoavaly
niara-niakatra taminy koa, ka lehibe
dia lehibe ny tobiny. 10 Ary re-
hefa tonga teo Goren-atada izy, izay
ao an-dafiny Jordana, dia nanao
fisaonana lehibe sy mafy indrindra
teo izy; dia nisaona an-drainy hafi-
toana Josefa.
11 Ary rehefa hitan' ny Kananita
tompon-tany ny fisaonana teo Goren-
atada, dia hoy izy: Fisaonana mafy
amy ny Egyptiana izao; izany no
nanaovany ny anarany hoe Abel-
Egyptiana,[3] izay ao an-dafiny Jor-
dana.
12 Ary ny zanakalahiny Jakoba
nanao taminy araka izay nandidiany

[1] lopa. [2] *Na:* efa novidiko.
[3] *Heb.* Abela-Egyptiana = Fisaonan' ny Egyptiana, *na* Sahan', ny Egyptiana.

azy, 13 dia nitondra azy tany amy
ny tany Kanana, ary nandevina azy
tao amy ny zohy amy ny saha Mak-
pela, tandrifiny Mamre, dia ilay
novidiny Abrahama mbamy ny saha
taminy Efrona Hetita ho tany fan-
devenana.

14 Ary rehefa voaleviny Josefa
ny rainy, dia niverina tany Egypta
izy sy ny rahalahiny mbamin' izay
rehetra niara-niakatra taminy han-
devina ny rainy.

15 Ary rehefa hitan' ny rahala-
hiny Josefa fa maty ny rainy, dia
hoy izy: Andrao hanao fo-lentika
amintsika Josefa ka hamaly antsika
tokoa noho izay ratsy rehetra na-
taontsika taminy. 16 Dia naniraka
nankany aminy Josefa izy ka nanao
hoe: Ny rainao nanafatra, fony izy
tsy mbola maty, 17 ka nanao hoe:
Izao no holazainareo aminy Josefa:
Mamelà re ny fahadisoan' ny rahala-
hinao sy ny fahotany, fa efa nanao
ratsy taminao izy; eny, mamelà
ankehitriny ny fahadisoan' ny mpa-
nompon' ny Andriamanitry ny rai-
nao. Dia nitomany Josefa, raha
niteny taminy izy ireo. 18 Koa
nanatona azy ny rahalahiny, dia
niankohoka teo anatrehany ka nanao
hoe: Indreto izahay ho mpanom-
ponao.

19 Ary hoy Josefa taminy: Aza
matahotra; fa moa solon' Andria-
manitra va aho? 20 Hianareo no
nisaina hanisy ratsy ahy; fa Andria-
manitra kosa nisaina izany ho soa,
hanao tahaka ny amin' izao anio
izao, hamelona olona betsaka. 21
Koa ankehitriny, aza matahotra
hianareo; fa izaho hamelona anareo
sy ny zanakareo madinika. Dia
nampionona azy sy nanao teny male-
faka nahafinaritra azy izy.

22 Ary Josefa sy ny ankohonan'
ny rainy nonina tany Egypta; ary
ny andro niainany Josefa dia folo
amby zato taona. 23 Ary hitany
Josefa ny zafiafiny Efraima; ny
zanaky Makira koa, zanakalahiny
Manase, dia noraisiny [1] Josefa ho eo
am-pofoany.

24 Ary hoy Josefa tamy ny raha-
lahiny: Ho faty aho; nefa Andria-
manitra hamangy anareo tokoa ka
hitondra anareo hiala amin' ity tany
ity ho any amy ny tany izay niania-
nany taminy Abrahama sy Isaka
ary Jakoba homena azy.

25 Ary Josefa dia nampianiana
ny zanak' Isiraely ka nanao hoe:
Hamangy anareo tokoa Andriama-
nitra, dia hitondra ny taolako hiala
eto hianareo. 26 Dia maty Josefa,
rehefa folo amby zato taona; ary
dia nohosorany zava-manitra izy ka
napetrany tao anatin' ny vata tany
Egypta.

---

[1] *Heb.* nateraky.

# EKSODOSY,

## NA FAHAFAHANA.

*Ny nitomboan' ny Zanak' Isiraely,*
*sy ny fahoriana nanjo azy tany*
*Egypta.*

I. ARY izao no anaran' ny zanak'
Isiraely izay niaraka taminy
Jakoba nankany Egypta; samy
nandeha mbamy ny ankohonany avy
izy rehetra: 2 Robena sy Simeona
sy Levy ary Joda; 3 Isakara sy
Zebolona ary Benjamina; 4 Dana
sy Naftaly ary Gada sy Asera. 5
Ary ny isan' ny olona rehetra nate-
raky Jakoba dia fito-polo; fa Josefa
efa tany Egypta rahateo.
6 Ary maty Josefa sy ny rahala-
hiny rehetra mbamin' izany tara-
naka rehetra izany.
7 Ary ny Zanak' Isiraely nite-
raka ka nitombo betsaka sy niha-
maro ary nihahery dia nihahery
indrindra, ka dia henika azy ny
tany.
8 Ary nisy mpanjaka vaovao
nanjaka tany Egypta, izay tsy
nahalala any Josefa. 9 Ary izy
niteny tamy ny vahoakany hoe:
Indro, ny firenen' ny Zanak' Isira-
ely efa maro sy mahery noho isika;
10 andeha hanaovantsika hevitra
ireo, fandrao hihamaro izy, ka raha
tàhiny hisy ady, dia homba ny faha-
valontsika koa izy ka hiady amin-
tsika, ary dia hiakatra hiala amy
ny tany.
11 Koa dia nanendreny mpifehy
izy, mba hampahory azy amy ny
fanompoany mafy. Ary nanao ta-
nàna fitehirizana ho any Farao izy,
dia Pitoma sy Ramesesa. 12 Nefa
araka ny nampahoriany azy no vao
mainka nihamaroany sy nitomboany
kosa; ka dia natahotra ny Zanak'
Isiraely indrindra ny Egyptiana.
13 Dia nampanompoin' ny Egypti-
ana fatratra ny Zanak' Isiraely, 14
ka nataony mangidy ny fiainany
tamy ny fanompoana mafy, dia
tamy ny feta sy ny biriky mbamy
ny fanompoana rehetra any an-
tsaha, dia ny fanompoana rehetra
izay nampanompoany azy fatratra.
15 Ary ny mpanjakany Egypta
niteny tamy ny mpampivelona He-
breo (Sifra no anaran' ny anankiray,
ary Poa no anaran' ny anankiray)
16 ka nanao hoe: Raha mampive-
lona ny vehivavy Hebreo hianareo,
ka hitanareo eo amy ny fipetrahany
fa zazalahy, dia vonoy, fa raha zaza-
vavy kosa, dia velomy. 17 Nefa
natahotra an' Andriamanitra ny
mpampivelona ka tsy nanao araka
izay nolazain' ny mpanjakany
Egypta taminy, fa novelominy
hiany ny zazalahy.
18 Dia nampaka ny mpampive-
lona ny mpanjakany Egypta ka
nanao taminy hoe: Nahoana no
nanao izany zavatra izany hianareo,
ka novelominareo hiany ny zaza-
lahy? 19 Fa hoy ny mpampivelona
taminy Farao: Tsy mba tahaka ny
vehivavy Egyptiana ny vehivavy
Hebreo; fa matanjaka izy, ka raha
tsy mbola tonga any aminy akory
ny mpampivelona, dia velona izy.
20 Dia nasian' Andriamanitra soa
ny mpampivelona; ary nihamaro sy
nihahery indrindra ny olona. 21
Ary tamin' izany, satria natahotra
an' Andriamanitra ny mpampivelona,
dia nomen' Andriamanitra zanaka
izy.[1]

[1] *Heb.* nanaovany trano.

22 Dia nandidy ny vahoakany
rehetra Farao ka nanao hoe: Ny
zazalahy rehetra izay teraka dia
ario any Neily, fa ny zazavavy
rehetra kosa no velomy.

*Ny namonjena any Mosesy, sy ny nandraisan' ny zanakavaviny Farao azy ho zanany.*

II. ARY nisy lehilahy anankiray
avy amy ny mpianakaviny
Levy lasa naka vady tamy ny zana-
kavaviny Levy. 2 Dia nanan-anaka
ravehivavy ka niteraka zazalahy;
ary rehefa hitany fa zaza tsara izy,
dia nafeniny telo volana. 3 Ary
rehefa tsy azony nafenina intsony
izy, dia nangalany fiara zozoro, ka
nopetahany asfalta sy dity ny fiara,
dia napetrany tao ny zaza; ary
napetrany tao anaty zozoro teo
amorony Neily ny fiara. 4 Ary ny
anabaviny nijanona teny lavidavitra
eny, mba hahita izay hatao aminy.
5 Ary nidina ny zanakavaviny
Farao mba handro tao Neily; ary
ny ankizivaviny nitsangantsangana
teny amorony Neily; ary raha na-
hita ny fiara teo anaty zozoro ny
zanakavaviny Farao, dia naniraka
ny mpanompovaviny iray izy ka
nampaka azy. 6 Ary nony noso-
kafany, dia hitany ny zazakely; ary
indro fa zazalahy mitomany. Dia
namindra fo taminy izy ka nanao
hoe: Isan' ny zanaky ny Hebreo
ity.
7 Dia hoy kosa ny anabaviny
tamy ny zanakavaviny Farao: Han-
deha haka mpitaiza amy ny vehivavy
Hebreo va aho hankaty aminao mba
hitaiza ny zaza ho anao? 8 Ary
hoy ny zanakavaviny Farao taminy:
Andeha ary. Dia lasa razazavavy
ka naka ny renin' ny zaza. 9 Ary
hoy ny zanakavaviny Farao taminy:
Ento ity zaza ity, ka tezao ho ahy,
fa izaho handoa ny karamanao.
Dia nentin-dravehivavy ny zaza
ka notezainy. 10 Ary rehefa lehibe
ny zaza, dia nentiny tao amy ny
zanakavaviny Farao izy, ka dia
tonga zanany. Ary ny anarany
nataony hoe Mosesy;[1] fa hoy izy:
Satria tamy ny rano no nangalako
azy.

*Ny nataony Mosesy hamonjeny ny namany, sy ny nandosirany nankany Midiana.*

11 ARY tamin' izany andro
izany, rehefa lehibe Mo-
sesy, dia nivoaka nankany amy ny
rahalahiny izy ka nijery ny fanom-
poany mafy, ary nahita lehilahy
Egyptiana nanavokavoka ny anan-
kiray tamy ny Hebreo rahalahiny.
12 Dia niherikerika izy, ka nony
hitany fa tsy nisy olona, dia novo-
noiny ilay Egyptiana, ary nasitriny
tao amy ny fasika ny faty.
13 Ary nony ampitson' iny, dia
nivoaka indray izy, ary, indreo, nisy
Hebreo roa lahy niady; dia hoy izy
tamin' ilay diso: Nahoana no ma-
mono ny namanao hianao? 14 Fa
hoy izy: Iza no nanendry an' ialahy
ho mpanapaka sy mpitsara anay?
moa mikasa hamono ahy koa va
ialahy, tahaka ny namonoan' ialahy
ilay Egyptiana? Dia raiki-tahotra
Mosesy ka nanao hoe: Hay! fan-
tatr' olona izany!
15 Ary rehefa reny Farao izany
zavatra izany, dia nitady hamono
any Mosesy izy. Fa Mosesy nando-
sitra ny tavany Farao ka nonina
tany amy ny tany Midiana; ary
nipetraka teo anilan' ny lavaka
fantsakana izy. 16 Ary ny mpiso-
rona tao Midiana nanana zanaka
fito mirahavavy; ary avy izy ireo,
dia nanovo rano ka nameno ny
tavin-drano hampisotroany ny ondry
aman-osin-drainy. 17 Ary avy kosa
ny lehilahy mpiandry ondry ka
nandroaka azy; fa Mosesy nitsan-
gana ka namonjy azy, dia nampiso-
tro rano ny ondry aman-osiny.
18 Ary rehefa tonga teo amin-

[1] Mosesy = Nalaina tamy ny rano (?).

dRegoela rainy izy, dia hoy izy:
Nahoana no dia nalaky tonga toy
izany hianareo andro any? 19 Ary
hoy izy ireo: Nisy lehilahy Egypti-
ana anankiray namonjy anay tamy
ny tànan' ny mpiandry ondry sady
nanovo rano ho anay, dia nampiso
tro ny ondry aman-osy. 20 Ary
hoy izy tamy ny zanani-vavy: Ka
aiza izy? nahoana no nilaozanareo
izany lehilahy izany? alao izy mba
hihinan-kanina.
21 Ary sitraky Mosesy ny hitoe-
tra tao amin-dralehilahy. Ary Zi-
pora zanani-vavy dia nomeny ho
vadiny Mosesy. 22 Dia niteraka
zazalahy izy, ary ny anarany nataon-
drainy hoe Gersoma;[1] fa hoy izy:
Efa vahiny atỳ amy ny tanin' ny
firenena hafa aho.

*Ny nisehoan' Andriamanitra taminy Mosesy, sy ny nanirahany azy hanafaka ny olony.*

23 ARY tao anatin' izany andro
maro izany dia maty ny
mpanjakany Egypta; ary ny Zanak'
Isiraely nisento noho ny fanompoany
ka nitaraina; ary niakatra tany
amin' Andriamanitra ny fitarainany
noho ny fanompoany. 24 Ary An-
driamanitra nandre ny fitarainany,
dia nahatsiaro ny fanekeny taminy
Abrahama sy Isaka ary Jakoba. 25
Ary Andriamanitra dia nijery ny
Zanak' Isiraely ka nahafantatra
*azy*.
III. Ary Mosesy niandry ny ondry
aman-osiny Jetro rafozany,
mpisorona tao Midiana, dia niton-
dra ny ondry aman-osy tany ankoa-
try ny efitra ka nankany Horeba,
tendrombohitr' Andriamanitra. 2
Ary Ilay Anjeliny Jehovah niseho
taminy teo anaty lelafo teo amy ny
roimemy[2] anankiray; dia nijery
izy, ka, indro, nirehitra afo ny
roimemy, kanefa tsy nahalevonana.
3 Ary hoy Mosesy: Hivily kely
aho ka hizaha io fahitana lehibe io,
hahafantarako izay tsy ahalevonan'
ny roimemy. 4 Ary rehefa hitany
Jehovah fa nivily hizaha izy, dia
niantso azy tao afovoan' ny roimemy
Andriamanitra ka nanao hoe: Ry
Mosesy, ry Mosesy! Dia hoy izy:
Inty aho.
5 Ary hoy Izy: Aza manakaiky
etỳ; esory ny kapanao amy ny ton-
gotrao, fa tany masina io ijanonanao
io. 6 Dia hoy koa Izy: Izaho no
Andriamanitry ny razanao, dia An-
driamanitry Abrahama sy Andria-
manitry Isaka ary Andriamanitry
Jakoba. Dia nisaron-tava Mosesy,
fa natahotra hijery an' Andria-
manitra izy.
7 Ary hoy Jehovah: Efa hitako
tokoa ny fahorian' ny oloko izay
any Egypta, ary efa reko ny fita-
rainany noho ny ataon' ny mpam-
piasa azy; eny, fantatro ny alahe-
lony; 8 dia efa nidina Aho izao
hamonjy azy amy ny tànan' ny
Egyptiana ka hitondra azy hiakatra
hiala amin' izany tany izany ho any
amin' izay tany soa sy malalaka, dia
any amin' izay tany tondra-dronono
sy tantely, any amy ny tanin' ny
Kananita sy ny Hetita sy ny Amori-
ta sy ny Perizita sy ny Hivita ary
ny Jebosita. 9 Ary ankehitriny,
indro, ny fitarainan' ny Zanak'
Isiraely dia efa mby atỳ amiko, sady
efa hitako koa ny fahoriana izay
ampahorian' ny Egyptiana azy. 10
Koa avia ankehitriny hianao hira-
hiko ho any aminy Farao hitondra
ny Zanak' Isiraely oloko hivoaka
avy any Egypta.
11 Fa hoy Mosesy tamin' Andria-
manitra: Iza moa aho no hankany
aminy Farao sy hitondra ny Zanak'
Isiraely hivoaka avy any Egypta?
12 Ary hoy Izy: Homba anao
tokoa Aho; ary izao no famantarana
ho anao fa Izaho no efa naniraka
anao: rehefa entinao mivoaka avy
any Egypta ny olona, dia hanompo

[1] Gersoma = Vahiny ao (?). [2] *Heb.* sene.

an' Andriamanitra eto amin' ity
tendrombohitra ity hianareo.
13 Ary hoy Mosesy tamin' An-
driamanitra : Indro, rehefa tonga
any amy ny Zanak' Isiraely aho ka
manao aminy hoe : Andriamanitry
ny razanareo no efa naniraka ahy
ho atỳ aminareo, ary hanao amiko
hoe kosa izy : Iza moa no anarany?
dia ahoana no havaliko azy?
14 Ary hoy Andriamanitra tami-
ny Mosesy : Izaho, Izay Izy hatri-
zay hatrizay ka ho mandrakizay.
Ary hoy koa Izy : Izao no holazai-
nao amy ny Zanak' Isiraely : Izaho
Izay Izy no efa naniraka ahy ho
atỳ aminareo.
15 Ary hoy koa Andriamanitra
taminy Mosesy : Izao no holazainao
amy ny Zanak' Isiraely : Jehovah,
Andriamanitry ny razanareo, dia
Andriamanitry Abrahama sy An-
driamanitry Isaka ary Andriamani-
try Jakoba, no efa naniraka ahy ho
atỳ aminareo ; izany no anarako
mandrakizay, ary izany no haha-
tsiarovana Ahy hatramy ny tara-
naka fara mandimby. 16 Mande-
hana, dia angony ny loholon' ny
Isiraely, ka lazao aminy hoe : Efa
niseho tamiko Jehovah, Andria-
manitry ny razanareo, dia Andria-
manitry Abrahama sy Isaka ary
Jakoba, ka nanao hoe : Efa naman-
gy anareo tokoa Aho ka *nahita* ny
anaovana anareo atỳ Egypta ; 17
ary hoy Izaho : Hitondra anareo
hiakatra Aho ho afaka amy ny
fahoriana atỳ Egypta ho any amy
ny tanin' ny Kananita sy ny Hetita
sy ny Amorita sy ny Perizita sy ny
Hivita ary ny Jebosita, ho any
amin' izay tany tondra-dronono sy
tantely.
18 Dia hihaino ny feonao izy ;
ary hankao amy ny mpanjakany
Egypta hianao sy ny loholon' ny
Isiraely ka hilaza aminy hoe : Je-
hovah, Andriamanitry ny Hebreo,
efa nihaona taminay ; ary ankehi-
triny, trarantitra hianao, aoka han-
deha làlan-kateloana any an-efitra
izahay mba hamono zavatra hatao
fanatitra ho any Jehovah Andria-
manitray. 19 Kanefa Izaho maha-
lala fa tsy havelan' ny mpanjakany
Egypta handeha hianareo, tsia, na
dia amy ny tànana mahery aza. 20
Dia haninjitra ny tànako Aho ka
hamely any Egypta amy ny faha-
gagana rehetra izay hataoko eo
aminy ; ary rehefa afaka izany, dia
vao handefa anareo izy. 21 Ary
hataoko mahita fitia eo imason' ny
Egyptiana ity firenena ity, ka raha
handeha hianareo, dia tsy mba han-
deha maina ; 22 fa ny vehivavy
samy hangataka firavaka volafotsy
sy volamena ary fitafiana amy ny
miray monina aminy sy amin' izay
mivahiny ao an-tranony ; dia hatao-
nareo amy ny zanakareo-lahy sy ny
zanakareo-vavy izany, ka dia hofoa-
nanareo ny Egyptiana.
IV. Ary namaly Mosesy ka nanao
hoe : Indro, tsy hino ahy na
hihaino ny feoko izy, fa hanao hoe :
Tsy niseho taminao Jehovah.
2 Ary hoy Jehovah taminy :
Inona moa iny an-tànanao? Dia
novaliany hoe : Tehina ity. 3 Ary
hoy Izy : Atsipazo amy ny tany
iny. Dia natsipiny tamy ny tany
ka tonga menarana, dia nandositra
azy Mosesy. 4 Ary hoy Jehovah
taminy Mosesy : Ahinjiro ny tàna-
nao, ka raiso amy ny rambony iny
(dia naninjitra ny tànany izy ka
nandray azy ; dia tonga tehina teo
an-tànany indray izy), 5 mba hinoan'
ireo fa efa niseho taminao Jehovah,
Andriamanitry ny razany, dia An-
driamanitry Abrahama sy Andria-
manitry Isaka ary Andriamanitry
Jakoba.
6 Ary hoy koa Jehovah taminy :
Atsofohy ao an-tratranao ny tàna-
nao. Dia natsofony tao an-tratrany
ny tànany ; ary nony notsoahany,
dia, indro, efa boka ny tànany ka
*fotsy* tahaka ny orampanala. 7
Ary hoy koa Izy : Atsofohy ao an-
tratranao indray ny tànanao (dia
natsofony tao an-tratrany indray

ny tànany; ary nony notsoahany
tamy ny tratrany, dia, indro, efa
tonga tahaka ny hodiny indray izy).
8 Ary raha tsy hino anao izy ka
tsy hihaino ny feon' ny famantarana
voalohany, dia hino ny feon' ny
famantarana aoriana izy.

9 Ary raha tsy hino izany faman-
tarana roa izany aza izy, na hihaino
ny feonao, dia haka rano avy ao
Neily hianao, ka haidinao amy ny
tany maina; ary izay rano alainao
avy ao Neily dia ho tonga ra eo amy
ny tany maina.

10 Ary hoy Mosesy taminy Je-
hovah: Tompo ô, mifona aminao
aho, olona tsy mahay mandaha-teny
aho, na hatrany aloha, na hatramin'
izao itenenanao amy ny mpanom-
ponao izao aza; fa votsa vava sy
miadam-piteny aho.

11 Ary hoy Jehovah taminy:
Iza moa no nanao ny vavan' ny
olona? ary iza no mampahamoana,
na mampaharenina, na mampahi-
ratra, na mampahajamba? tsy Izaho
Jehovah va? 12 Koa ankehitriny,
dia mandehana, fa Izaho no homba
ny vavanao ka hanoro anao izay
holazainao.

13 Fa hoy izy: Tompo ô, mifona
aminao aho, iraho izay tianao hira-
hina.

14 Dia nirehitra taminy Mosesy
ny fahatezerany Jehovah, ka hoy
Izy: Tsy ao hiany va Arona Levita
rahalahinao? fantatro fa mahay
mandaha-teny izy. Ary indro koa,
avy hitsena anao izy; koa rehefa
mahita anao izy, dia ho faly ny fony.
15 Dia hiteny aminy hianao ka
hanolo-teny azy; ary Izaho homba
ny vavanao sy ny vavany ka hanoro
anareo izay hataonareo. 16 Ary
izy hiteny amy ny olona hisolo anao;
ka dia izy no ho solovavanao, ary
hianao kosa ho solon' Andriamani-
tra aminy. 17 Dia ho entinao eny
an-tànanao io tehina io, izay hanao-
vanao ireo famantarana ireo.

18 Dia lasa nandeha Mosesy ka
niverina ho any aminy Jetro rafo-
zany ka nanao taminy hoe: Masìna
hianao, aoka aho handeha hiverina
ho any amy ny rahalahiko, izay any
Egypta, ka hizaha na mbola velona
hiany izy, na tsia. Ary hoy Jetro
taminy Mosesy: Mandehana soa
aman-tsara.

19 Ary hoy Jehovah taminy Mo-
sesy tany Midiana: Mandehana
miverina any Egypta, fa maty ny
olona rehetra izay nitady ny ainao.
20 Dia nalainy Mosesy ny vadiny
sy ny zanani-lahy ka nampitainge-
niny boriky, dia niverina ho any
amy ny tany Egypta izy; ary nen-
tiny Mosesy teny an-tànany ilay
tehin' Andriamanitra.

21 Ary hoy Jehovah taminy Mo-
sesy: Raha mandeha miverina ho
any Egypta hianao, indreo ireo faha-
gagana rehetra ireo, izay nataoko eo
an-tànanao, dia ataovy eo anatre-
hany Farao; ary Izaho hanamafy
ny fony, ka tsy handefa ny olona
izy. 22 Ary lazao aminy Farao
hoe: Izao no lazainy Jehovah: Za-
nako lahimatoa Isiraely; 23 koa
efa nolazaiko taminao hoe: Alefaso
ny zanako mba hanompo Ahy; fa
efa nandà tsy handefa azy hianao,
koa, indro, Izaho hamono ny zana-
kao lahimatoa.

24 Ary nony tany an-dàlana tao
amy ny fandriam-bahiny izy, dia
nitsena azy Jehovah ka nitady ha-
mono azy. 25 Dia naka fiharatra
vato Zipora ka namora ny zanany,
ary izay nesoriny dia natsipiny teo
anilan' ny tongony,[1] ka hoy izy:
Efa vady azoko amy ny fandatsahan-
dra hianao. 26 Dia niala taminy
Izy; ary hoy ravehivavy: Vady
azo amy ny fandatsahan-dra hianao,
noho ny fora.

27 Ary hoy Jehovah taminy
Arona: Mandehana hitsena any
Mosesy any an-efitra. Dia lasa
nandeha izy ka nifanena taminy

[1] *Heb.* nahatrany tamy ny tongony.

tao amy ny tendrombohitr' Andria-
manitra, dia nanoroka azy. 28 Ary
nambarany Mosesy taminy Arona
izay teny rehetra efa nanirahany
Jehovah azy sy izay famantarana
rehetra efa nandidiany azy.
29 Dia lasa nandeha Mosesy sy
Arona ka nanangona ny loholon' ny
Zanak' Isiraely rehetra. 30 Dia
nolazainy Arona ny teny rehetra
izay efa nolazainy Jehovah taminy
Mosesy, sady nataony teo imason'
ny olona ny famantarana. 31 Dia
nino ny olona; ary rehefa reny fa
Jehovah efa namangy ny Zanak'
Isiraely ka efa nitsinjo ny fahoriany,
dia niondrika izy ka niankohoka.

*Ny nihaonany Mosesy sy Arona taminy Farao, sy ny nampitomboany Farao ny fanompoan' ny Zanak' Isiraely.*

V. ARY rehefa afaka izany, Mo-
sesy sy Arona dia nankao
aminy Farao ka niteny taminy hoe:
Izao no lazainy Jehovah, Andria-
manitry ny Isiraely: Alefaso ny
oloko mba hanao andro firavoravoana
ho Ahy any an-efitra.
2 Fa hoy Farao: Iza moa Je-
hovah, no hekeko teny handefasako
ny Isiraely? tsy fantatro izay Je-
hovah, ka tsy halefako ny Isiraely.
3 Ary hoy izy roa lahy: An-
driamanitry ny Hebreo efa nihaona
taminay; koa trarantitra hianao,
aoka handeha làlan-kateloana any
an-efitra izahay hamono zavatra
hatao fanatitra ho any Jehovah An-
driamanitray; fandrao Izy hamely
anay amy ny areti-mandringana, na
amy ny sabatra.
4 Ary hoy ny mpanjakany
Egypta taminy: Nahoana hianareo,
ry Mosesy sy Arona, no manake-
traka ny olona amy ny asany?
mandehana any amy ny fanompoa-
nareo mafy. 5 Ary hoy koa Farao:
Indro, efa maro ankehitriny ny olona
eto amy ny tany, ka hianareo mam-
pitsahatra azy amy ny fanompoany
mafy.
6 Ary tamin' izany andro izany
Farao nandidy ny mpampiasa ny
olona mbamy ny mpifehy azy ka
nanao hoe: 7 Aza omenareo mololo
hanaovana biriky tahaka ny teo
aloha intsony ny olona; fa izy hiany
no aoka handeha hanangona mololo
ho azy. 8 Kanefa ny isan' ny
biriky izay fanaony teo aloha dia
mbola hampanaovinareo azy hiany,
fa aza ahenanareo; fa malaina izy,
koa izany no itarainany hoe: Aoka
izahay handeha hamono zavatra ha-
tao fanatitra ho an' Andriamani-
tray. 9 Hamafio ny fanompoan' ny
olona mba hifotorany amin' izany,
fa aza avela hihaino izay lainga
foana izy.
10 Dia nivoaka ny mpampiasa ny
olona mbamy ny mpifehy azy ka
niteny tamy ny olona nanao hoe:
Izao no lazainy Farao: Izaho tsy
mba hanome mololo anareo intsony;
11 fa mandehana hianareo ka ma-
nangòna mololo any amin' izay
hahitanareo, satria tsy hahena ny
fanompoanareo na dia kely akory
aza.
12 Dia niely eran' ny tany
Egypta rehetra ny olona mba hifako
vodivary ho solon' ny mololo. 13
Ary ny mpampiasa nandodona azy
ka nanao hoe: Vitao ny asanareo,
izay anjara-fanompoana isan-andro,
tahaka ny fony mbola nisy mololo
hiany.
14 Ary ny mpifehy ny Zanak'
Isiraely, izay notendren' ny mpam-
piasa avy aminy Farao mba hifehy
azy, dia nokapohina ka nanonta-
niana hoe: Ahoana no tsy nahavi-
tanareo ny anjaranareo tamy ny
fanaovana ny biriky omaly sy andro
any, tahaka ny teo aloha?
15 Dia nankao aminy Farao ny
mpifehy ny Zanak' Isiraely ka nita-
raina taminy hoe: Nahoana no
manao toy izany amy ny mpanom-
ponao hianao? 16 Tsy omena
mololo tsinona izahay mpanom-
ponao, nefa mbola asaina manao
biriky hiany; ary, indreto, izahay

mpanomponao no kapohina, ka
manota ny vahoakanao.[1] 17 Fa
hoy Farao: Malaina dia malaina
hianareo, ka izany no anaovanareo
hoe: Aoka handeha izahay hamono
zavatra hatao fanatitra ho any Je-
hovah. 18 Ary ankehitriny, man-
dehana, ataovy izay fanompoanareo,
fa tsy hisy mololo homena anareo;
nefa ny anjara-birikinareo dia mbola
hatolotrareo hiany.

19 Ary hitan' ny mpifehy ny
Zanak' Isiraely fa efa azon-doza izy
noho ny nanaovana hoe: Tsy ha-
henanareo ny isan' ny birikinareo
amy ny anjara-fanompoana isan-
andro. 20 Ary izy ireo dia nihaona
taminy Mosesy sy Arona, izay nija-
nona niandry azy, raha avy tany
aminy Farao izy; 21 dia hoy izy
tamin' izy roa lahy: Jehovah anie
hijery sy hitsara anareo, satria efa
nataonareo mangidy hoditra eo ana-
trehany Farao sy eo anatrehan' ny
mpanompony izahay, ka nasianareo
sabatra eo an-tànany hamonoany
anay.

22 Ary Mosesy niverina ho any
aminy Jehovah ka nanao hoe:
Tompo ô, nahoana no nahatonga
loza tamin' ity firenena ity Hianao?
nahoana re no naniraka ahy Hianao?
23 Fa hatrizay nankanesako tao
aminy Farao mba hiteny amy ny
anaranao izay, dia nahatonga loza
tamin' ity firenena ity izy; nefa tsy
namonjy ny olonao akory Hianao.

VI. Ary hoy Jehovah taminy Mo-
sesy: Ankehitriny ho hitanao
izay hataoko aminy Farao; fa ny
tàna*ko* mahery no handefasany azy,
ary ny tàna*ko* mahery no handroa-
hany azy amy ny taniny.

*Ny namerenan' Andriamanitra ny teniny taminy Mosesy.*

2 ARY Andriamanitra niteny ta-
miny Mosesy ka nanao hoe:
Izaho no Jehovah; 3 ary tamy ny
anarako hoe Andriamanitra Tsi-
toha no nisehoako taminy Abra-
hama sy Isaka ary Jakoba, fa ny
anarako hoe Jehovah tsy mbola
nahafantarany Ahy. 4 Ary naoriko
taminy koa ny fanekeko hanomezako
azy ny tany Kanana, dia ny tany
fivahiniany izay efa nivahiniany. 5
Ary koa, Izaho efa nandre ny fitarai-
nan' ny Zanak' Isiraely, izay ampa-
nompoin' ny Egyptiana, ka dia
tsaroako ny fanekeko.

6 Koa lazao amy ny Zanak'
Isiraely hoe: Izaho no Jehovah, ary
hitondra anareo hivoaka ho afaka
amy ny fanompoana mafy ampanao-
vin' ny Egyptiana anareo Aho ka
hanafaka anareo amy ny fanompo-
ana azy; ary sandry ahinjitra sy
fitsarana lehibe no hamonjeko ana-
reo. 7 Dia halaiko ho Ahy hiana-
reo ho oloko, ary ho Andriamanitra-
reo Aho; dia ho fantatrareo fa
Izaho no Jehovah Andriamanitrareo,
Izay mitondra anareo mivoaka ho
afaka amy ny fanompoana mafy
ampanaovin' ny Egyptiana anareo.
8 Ary Izaho hampiditra anareo any
amy ny tany izay nananganako tà-
nana homena any Abrahama sy
Isaka ary Jakoba; dia homeko ho
lovanareo izany: Izaho no Jehovah.

9 Ary Mosesy nilaza izany tamy
ny Zanak' Isiraely; nefa izy tsy
nihaino any Mosesy noho ny faho-
riam-panahy sy ny fanompoana
mafy.

10 Ary Jehovah niteny taminy
Mosesy ka nanao hoe: 11 Manka-
nesa ao aminy Farao, mpanjakany
Egypta, ka mitenena aminy mba
handefasany ny Zanak' Isiraely
hiala amy ny taniny.

12 Ary Mosesy niteny teo ana-
trehany Jehovah ka nanao hoe:
Indro, ny Zanak' Isiraely aza tsy
nihaino ahy, ka ahoana no hihainoa-
ny Farao ahy, fa izaho tsy voafora
molotra?

13 Ary Jehovah niteny taminy
Mosesy sy Arona ka nanome teny

[1] *Na:* nefa ny vahoakanao hiany no diso.

azy ho entiny ho any amy ny Zanak'
Isiraely sy ho aminy Farao, mpan-
jakany Egypta, mba hitondra ny
Zanak' Isiraely hivoaka avy amy
ny tany Egypta.

*Ny firazanany Mosesy sy Arona.*

14 IZAO no lohan' ny fianakavia-
ny :—
Ny zanakalahin-dRobena, lahima-
toany Isiraely, dia Hanoka sy Palo
sy Hezrona sy Karmy; ireo no
fokom-pirenen-dRobena.
15 Ary ny zanakalahiny Simeona
dia Jemoela sy Jamina sy Ohada sy
Jakina sy Zohara ary Saoly, zana-
kalahin' ny vehivavy Kananita;
ireo no fokom-pireneny Simeona.
16 Ary izao no anaran' ny zana-
kalahiny Levy, araka ny taranany,
dia Gersona sy Kehata ary Merary;
ary ny andro niainany Levy dia fito
amby telo-polo amby zato taona. 17
Ny zanakalahiny Gersona dia Libny
sy Simey, araka ny fokom-pireneny.
18 Ary ny zanakalahiny Kehata
dia Amrama sy Jizara sy Hebrona
ary Oziela; ary ny andro niainany
Kehata dia telo amby telo-polo amby
zato taona. 19 Ary ny zanakala-
hiny Merary dia Maly sy Mosy.
Ireo no fokom-pirenen' ny Levita,
araka ny taranany. 20 Ary Amra-
ma naka any Jokebeda anabavin-
drainy ho vadiny, dia niteraka any
Arona sy Mosesy taminy izy; ary
ny andro niainany Amrama dia fito
amby telo-polo amby zato taona. 21
Ary ny zanakalahiny Jizara dia
Kora sy Nafega sy Zikry. 22 Ary
ny zanakalahiny Oziela dia Misaela
sy Elzafana ary Sitry. 23 Ary
Arona naka any Eliseba, zanakava-
viny Aminadaba sady anabaviny
Nasona, ho vadiny; dia niteraka
any Nadaba sy Abiho sy Eleazara
ary Itamara taminy izy. 24 Ary
ny zanakalahiny Kora dia Asira sy
Elkana ary Abiasafa; ireo no fokom-
pirenen' ny Koraïta. 25 Ary Elea-
zara, zanakalahiny Arona, naka
vady avy tamy ny zanakavaviny
Potiela, dia niteraka any Finehasa
taminy izy. Ireo no lohan' ny fiana-
kavian' ny Levita, araka ny fokom-
pireneny.
26 Ireo no Arona sy Mosesy, izay
nilazany Jehovah hoe: Ento ny
Zanak' Isiraely hivoaka avy any
amy ny tany Egypta araka ny anto-
kony. 27 Ireo no niteny taminy
Farao, mpanjakany Egypta, mba
hitondra ny Zanak' Isiraely hivoaka
avy any Egypta; ireo no Mosesy sy
Arona.

*Ny nanirahan' Andriamanitra any Mosesy sy Arona hihaona aminy Farao indray, sy ny famantarana nataon' izy roa lahy teo anatrehany.*

28 ARY tamy ny andro izay nite-
nenany Jehovah taminy
Mosesy teo amy ny tany Egypta,
29 dia hoy Jehovah taminy Mosesy:
Izaho no Jehovah; koa lazao aminy
Farao, mpanjakany Egypta, izay
rehetra lazaiko aminao. 30 Ary
Mosesy niteny teo anatrehany Je-
hovah ka nanao hoe: Indro, tsy
voafora molotra aho, ka aiza no
hihainoany Farao ahy!
VII. Ary hoy Jehovah taminy Mo-
sesy: Indro, efa nataoko an-
driamanitra ho any Farao hianao;
ary Arona rahalahinao kosa ho
mpaminaninao. 2 Hianao hilaza
izay rehetra nandidiako anao, ary
Arona rahalahinao kosa hilaza aminy
Farao, mba handefasany ny Zanak'
Isiraely hiala amy ny taniny izy.
3 Ary Izaho hanamafy ny fony
Farao sy hanamaro ny famantarana
sy ny fahagagana izay hataoko eto
amy ny tany Egypta. 4 Fa tsy
hihaino anareo Farao, ka dia hamely
any Egypta ny tànako, ary fitsarana
lehibe no hitondrako ny antokon' ny
Zanak' Isiraely oloko hiala amy ny
tany Egypta. 5 Dia ho fantatry
ny Egyptiana fa Izaho no Jehovah,
rehefa maninjitra ny tànako aminy
Egypta Aho ka mitondra ny Zanak'
Isiraely hivoaka avy any.

6 Dia nataony Mosesy sy Arona
izany: araka izay nandidiany Je-
hovah azy no nataony.
7 Ary efa valo-polo taona Mosesy,
ary efa telo amby valo-polo taona
kosa Arona, raha niteny taminy
Farao izy mirahalahy.
8 Ary hoy Jehovah taminy Mo-
sesy sy Arona: 9 Raha miteny
aminareo Farao ka manao hoe:
Manaova fahagagana hanambara
anareo, dia lazao aminy Arona hoe:
Raiso ny tehinao, ka atsipazo eo
anatrehany Farao, dia ho tonga
menarana iny.
10 Ary Mosesy sy Arona nankao
aminy Farao ka nanao araka izay
efa nandidiany Jehovah; dia na-
tsipiny Arona teo anatrehany Farao
sy teo anatrehan' ny mpanompony
ny tehiny, ka tonga menarana iny.
11 Dia nampanalainy Farao ny
olon-kendry sy ny mpanana ody;
ary ireo ombiasy teo Egypta ireo
dia nanao toy izany tamy ny fanka-
tovany. 12 Fa samy nanipy ny
tehiny avy izy ireo, ka tonga mena-
rana ireny; nefa ny tehiny Arona
nitelina ny tehin' ireo. 13 Dia
nihamafy ny fony Farao, ka tsy
nihaino azy mirahalahy izy, araka
izay efa nolazainy Jehovah.

*Ny loza folo loha namelezan' Andria-
manitra ny tany Egypta. Voaloha-
ny: ny rano tonga ra.*

14 ARY hoy Jehovah taminy Mo-
sesy: Efa mafy ny fony
Farao, ka mandà tsy handefa ny
olona izy. 15 Mankanesa ao aminy
hianao rahampitso; indro, hivoaka
ho any amy ny rano izy; dia mija-
nòna eo amorony Neily hianao am-
bara-pihaviny (ary ny tehina, ilay
novana ho menarana, ho entinao eny
an-tànanao), 16 dia lazao aminy
hoe: Jehovah, Andriamanitry ny
Hebreo, no naniraka ahy nankatỳ
aminao hanao hoe: Alefaso ny oloko
mba hanompoany Ahy any an-efitra;
fa, indro, tsy nihaino hianao man-
draka ankehitriny. 17 Koa izao
no lazainy Jehovah: Izao no hahafan-
taranao fa Izaho no Jehovah: indro,
ny tehiko etỳ an-tànako no hikapo-
hako ny rano ao Neily, ka ho tonga
ra izy. 18 Dia ho faty ny hazan-
drano ao Neily, ka ho maimbo Neily,
ary tsy ho tian' ny Egyptiana intso-
ny ny hisotro ny rano ao.
19 Ary hoy Jehovah taminy
Mosesy: Lazao aminy Arona hoe:
Raiso ny tehinao, ka ahinjiro ambo-
nin' ny ranony Egypta ny tànanao,
dia ambonin' ny sampan-dranony,
sy ambonin' ny lahin-dranony, sy
ambonin' ny heniheniny, ary ambo-
nin' ny kamoriny rehetra, mba ho
tonga ra ireny; ary hisy ra eran' ny
tany Egypta rehetra, na amy ny
fitoeran-drano hazo, na amy ny
fitoeran-drano vato.
20 Ary nataony Mosesy sy Arona
izany, araka izay nandidiany Je-
hovah; dia nanainga ny tehina izy
ka namely ny rano tao Neily teo
imasony Farao sy teo imason' ny
mpanompony, dia tonga ra ny rano
rehetra tao Neily; 21 koa maty ny
hazandrano izay tao Neily, dia
maimbo Neily, ka tsy azon' ny
Egyptiana nosotroina ny rano avy
ao; ary ny ra dia nanerana ny tany
Egypta rehetra.
22 Ary ny ombiasy teo Egypta
dia mba nanao toy izany koa tamy
ny fankatovany; ka dia nihamafy
ny fony Farao, ka tsy nihaino azy
mirahalahy izy, araka izay efa nola-
zainy Jehovah. 23 Dia niverina
Farao ka nankao an-tranony. Ka-
nefa tsy mba nahoany akory, na dia
izany aza. 24 Dia nihady rano
hosotroiny teo amorony Neily ny
Egyptiana rehetra; fa tsy azony
nisotroana ny rano tao Neily. 25
Ary nisy hafitoana taorian' ny
namelezany Jehovah any Neily.

*Faharoa: ny sahona.*

26 DIA hoy Jehovah taminy Mo-
sesy: Mankanesa ao aminy
Farao, ka lazao aminy hoe: Izao no
lazainy Jehovah: Alefaso ny oloko

hanompo Ahy. 27 Fa raha mandà
ka tsy mandefa azy hianao, indro,
Izaho hamely ny taninao rehetra
amy ny sahona; 28 dia hisy sahona
betsaka any Neily, ary hiakatra
ireny ka hankao amy ny tranonao
sy ny trano fandrianao sy eny am-
bonin' ny farafaranao sy any amy
ny tranon' ny mpanomponao sy amy
ny vahoakanao ary eny amy ny
fanendasa-mofonao sy eny amy ny
vilia fanaova-mofonao. 29 Dia ho
aminao sy ny vahoakanao ary ny
mpanomponao rehetra no hiakaran'
ny sahona.

VIII. Ary hoy Jehovah taminy
Mosesy: Lazao aminy Arona
hoe: Ahinjiro ny tànanao mitana
ny tehinao eny ambonin' ny sampan-
drano ary eny ambonin' ny lahin-
drano sy ny heniheny, ka mampia-
kara ny sahona ho eny amy ny tany
Egypta. 2 Ary nahinjitry Arona
tambonin' ny rano tany Egypta ny
tànany; dia niakatra ny sahona ka
nandrakotra ny tany Egypta. 3
Ary ny ombiasy mba nanao toy
izany koa tamy ny fankatovany ka
nampiakatra ny sahona ho eny amy
ny tany Egypta.

4 Ary Farao dia nampaka any
Mosesy sy Arona ka nanao hoe:
Mangataha aminy Jehovah hampia-
lany ny sahona amiko sy amy ny
vahoakako; dia halefako ny olona
mba hamonoany zavatra hatao fana-
titra ho any Jehovah.

5 Ary hoy Mosesy taminy Farao:
Aoka hiseho ny voninahitrao noho
izay hataoko;[1] rahoviana no hanga-
tahako ho anao sy ny mpanomponao
ary ny vahoakanao, hanesorana ny
sahona aminao sy amy ny tranonao,
ka ho ao Neily hiany no hisy azy?
6 Dia hoy izy: Rahampitso. Ary
hoy kosa izy: Aoka ary dia ho
araka ny teninao, mba hahafantara-
nao fa tsy misy tahaka any Jehovah
Andriamanitray. 7 Ary ny sahona
dia hiala aminao sy amy ny trano-
nao sy ny mpanomponao ary ny
vahoakanao, ka ho ao Neily hiany
no hisy azy.

8 Ary Mosesy sy Arona niala teo
aminy Farao; ary Mosesy nitaraina
taminy Jehovah ny amy ny sahona
izay efa nataony taminy Farao. 9
Dia nataony Jehovah araka ny
teniny Mosesy, ka maty ny sahona
teny amy ny trano sy teny amy ny
tokotany ary tany an-tsaha. 10
Dia nangonina hivangongo teny
rehetra eny ireny, ka efa maimbo ny
tany. 11 Fa nony hitany Farao fa
nisy hiainana, dia nanamafy ny
fony izy ka tsy mba nihaino azy
mirahalahy, dia araka izay efa nola-
zainy Jehovah.

*Fahatelo: ny moka.*

12 DIA hoy Jehovah taminy Mo-
sesy: Lazao aminy Arona
hoe: Ahinjiro ny tehinao, ka kapohy
ny vovo-tany, dia ho tonga moka
eran' ny tany Egypta rehetra izany.
13 Dia nanao toy izany izy, ka
nahinjitry Arona ny tànany mitana
ny tehiny, ary nokapohiny ny vovo-
tany, dia nisy moka teny amy ny
olona sy teny amy ny biby fiompy;
fa tonga moka avokoa ny vovo-tany
rehetra eran' ny tany Egypta
rehetra.

14 Ary mba nanao toy izany koa
ny ombiasy tamy ny fankatovany
mba hahatonga moka, kanjo tsy
nahay izy; ary ny moka dia teny
amy ny olona sy teny amy ny biby
fiompy. 15 Dia hoy ny ombiasy
taminy Farao: Rantsan-tànan' An-
driamanitra ity; nefa nihamafy ny
fony Farao, ka tsy nihaino azy mira-
halahy izy, dia araka izay efa nola-
zainy Jehovah.

*Fahefatra: ny lalitra.*

16 DIA hoy Jehovah taminy Mo-
sesy: Mifohaza maraina
koa, ka mitsangàna eo anatrehany
Farao (fa, indro, hivoaka ho any

[1] *Na:* Tonòny amiko ary izay tianao.

amy ny rano izy), ka lazao aminy
hoe : Izao no lazainy Jehovah : Ale-
faso ny oloko hanompo Ahy. 17
Fa raha tsy mandefa ny oloko hia-
nao, indro Aho handefa lalitra
betsaka [1] hamely anao sy ny mpa-
nomponao sy ny vahoakanao ary ny
tranonao ; dia ho feno lalitra ny
tranon' ny Egyptiana sy ny tany
izay itoerany koa. 18 Fa hava-
hako amin' izany andro izany ny
tany Gosena, izay itoeran' ny oloko,
ka tsy mba hisy lalitra ao, mba
hahafantaranao fa Izaho no Jehovah
afovoan' ny tany. 19 Dia hasiako
fiavahana amy ny oloko sy ny olonao;
rahampitso no hisian' izany faman-
tarana izany.

20 Ary nataony Jehovah izany ;
ka dia nisy lalitra be dia be tao amy
ny tranony Farao sy tao amy ny tra-
non' ny mpanompony ary teny amy
ny tany Egypta rehetra ; koa dia
simba ny tany noho ny lalitra.

21 Ary Farao nampaka any
Mosesy sy Arona ka nanao hoe :
Mandehana hianareo hamono zava-
tra hatao fanatitra ho an' Andria-
manitrareo eto amin' ity tany ity.
22 Fa hoy Mosesy : Tsy azo atao
izany ; fa izay fàdin' ny Egyptiana
no hovonoinay hatao fanatitra ho
any Jehovah Andriamanitray ; koa,
indro, raha izay fàdin' ny Egyptiana
no vonoinay eo imasony hatao fana-
titra, moa tsy hotorahany vato va
izahay ? 23 Handeha làlan-kateloana
any an-efitra izahay, dia hamono
zavatra hatao fanatitra ho any Je-
hovah Andriamanitray, araka izay
holazainy aminay.

24 Ary hoy Farao : Izaho dia
handefa anareo hiany mba hamono
zavatra hatao fanatitra ho any Je-
hovah Andriamanitrareo any an-
efitra ; fa hany ataoko : aza man-
deha lavitra loatra hianareo ; dia
mangataha ho ahy.

25 Ary hoy Mosesy : Indro,
izaho hiala eto aminao ka hangataka
aminy Jehovah mba hialan' ny lali-
tra aminy Farao sy ny mpanompony
ary ny vahoakany rahampitso ; fa
aoka kosa tsy hamitaka intsony
Farao ka tsy handefa ny olona ha-
mono zavatra hatao fanatitra ho any
Jehovah.

26 Ary Mosesy niala teo aminy
Farao ka nangataka taminy Je-
hovah. 27 Ary Jehovah dia nanao
araka ny teniny Mosesy ka nam-
piala ny lalitra betsaka [1] taminy
Farao sy ny mpanompony ary ny
vahoakany, ka tsy nisy niangana
ireny na dia iray akory aza. 28
Kanjo Farao nanamafy ny fony
indray tamin' izany ka tsy nandefa
ny olona.

*Fahadimy : ny aretina tamy ny biby.*

IX. ARY hoy Jehovah taminy
Mosesy : Mankanesa ao
aminy Farao hianao, ka lazao aminy
hoe : Izao no lazainy Jehovah, An-
driamanitry ny Hebreo : Alefaso ny
oloko hanompo Ahy. 2 Fa raha
mandà ka tsy mandefa azy hianao,
fa mbola mihazona azy hiany, 3 dia,
indro, ny tànany Jehovah ho amy
ny bibinao izay any an-tsaha, dia
amy ny soavaly sy amy ny boriky
sy amy ny rameva sy amy ny omby
ary amy ny ondry aman-osy, ka hisy
areti-mandringana mafy indrindra.
4 Ary Jehovah dia hanavaka ny
bibin' ny Isiraely amy ny bibin' ny
Egyptiana, ka tsy hisy maty izay
rehetra any ny Zanak' Isiraely na
dia iray aza. 5 Dia nanendry
fotoan' andro Jehovah ka nanao hoe :
Rahampitso no hanaovany Jehovah
izany zavatra izany eto amy ny
tany.

6 Ary nony ampitso dia nataony
Jehovah izany zavatra izany ; ka
maty avokoa ny bibin' ny Egyptiana
rehetra ; fa ny bibin' ny Zanak'
Isiraely kosa tsy mba nisy maty na
dia iray akory aza. 7 Dia naniraka
Farao, ka, indro, tsy mba nisy maty

[1] *Na :* fihitra, *na* kalalao.

ny bibin' ny Zanak' Isiraely na dia
iray akory aza. Nefa nihamafy
ny fony Farao, ka tsy nandefa ny
olona izy.

*Fahenina : ny vay.*

8 ARY hoy Jehovah taminy
Mosesy sy Arona : Mangalà
lavenona amy ny tànanao ao amy
ny lafaoro lehibe, ary aoka hatopiny
Mosesy miakatra manandrify ny
lanitra eo imasony Farao izany. 9
Dia hitora-jofo eran' ny tany
Egypta rehetra izany ka ho tonga
vay mipoipoitra amy ny olona sy
amy ny biby fiompy eran' ny tany
Egypta rehetra.
10 Dia naka lavenona tamy ny
lafaoro lehibe izy roa lahy ka nitsan-
gana teo anatrehany Farao ; dia
natopiny Mosesy niakatra nanan-
drify ny lanitra izany, ka dia tonga
vay nipoipoitra tamy ny olona sy
tamy ny biby fiompy. 11 Ary ny
ombiasy tsy nahajanona teo anatre-
hany Mosesy noho ny vay ; fa ny
vay dia nahazo ny ombiasy mbamy
ny Egyptiana rehetra. 12 Nefa
Jehovah dia nanamafy ny fony
Farao, ka tsy nihaino azy mira-
halahy izy, dia araka izay efa nola-
zainy Jehovah taminy Mosesy.

*Fahafito : ny havandra.*

13 ARY hoy Jehovah taminy Mo-
sesy : Mifohaza maraina koa
hianao, dia mitsangàna eo anatre-
hany Farao, ka lazao aminy hoe :
Izao no lazainy Jehovah, Andria-
manitry ny Hebreo : Alefaso ny
oloko hanompo Ahy. 14 Fa anke-
hitriny izao dia halefako ny areti-
mandringana rehetra avy atỳ amiko
hamely ny fonao sy ny mpanom-
ponao ary ny vahoakanao, mba
hahafantaranao fa tsy misy tahaka
Ahy amy ny tany rehetra. 15 Fa
ankehitriny, raha izay Aho no
naninjitra ny tànako hamely anao
sy ny vahoakanao amy ny areti-
mandringana, dia efa fongotra tamy
ny tany hianao. 16 Kanefa izao
indrindra no nampaharetako anao,
dia ny hampahita anao ny heriko
mba hambara any amy ny tany
rehetra ny anarako. 17 Mbola
mirehareha amy ny oloko hiany va
hianao ka tsy handefa azy? 18
Indro, rahampitso toy izao dia ham-
pilatsaka havandra be dia be Aho,
izay tsy mbola nisy toy izany teto
Egypta hatramy ny andro nisiany
mponina ka mandraka ankehitriny.
19 Koa ankehitriny, maniraha mba
hanangona faingana ny bibinao sy
izay rehetra ananànao any an-tsaha ;
fa ny olona rehetra sy ny biby
fiompy izay ho hita any an-tsaha ka
tsy ho enti-mody dia hilatsahan' ny
havandra ka ho faty avokoa.
20 Ary izay natahotra ny teniny
Jehovah teo amy ny mpanompony
Farao dia nampody ny mpanompony
sy ny bibiny ho any an-trano ; 21
fa izay tsy nandatsaka am-po ny
teniny Jehovah kosa dia namela
ny mpanompony sy ny bibiny tany
an-tsaha hiany.
22 Ary hoy Jehovah taminy
Mosesy : Ahinjiro manandrify ny
lanitra ny tànanao, dia hisy havan-
dra hilatsaka amy ny tany Egypta
rehetra, dia amy ny olona sy amy
ny biby fiompy ary amy ny anana
rehetra any an-tsaha eran' ny tany
Egypta.
23 Dia nahinjitry Mosesy manan-
drify ny lanitra ny tehiny ; ary
Jehovah nanisy kotrokorana sy ha-
vandra, ary nisy afo nifanaretsadre-
tsaka teny ambonin' ny tany ; ary
Jehovah nandatsaka havandra tamy
ny tany Egypta. 24 Dia nisy ha-
vandra sy afo nifandrambondram-
bona tanelanelan' ny havandra ; dia
mafy indrindra izany, ka tsy mbola
nisy toy izany tany amy ny tany
Egypta rehetra hatrizay naha-fire-
nena azy. 25 Ary ny havandra
namely izay rehetra tany an-tsaha,
na olona na biby fiompy, eran' ny
tany Egypta rehetra ; ny anana
rehetra tany an-tsaha dia nasian'
ny havandra koa, ary ny hazo re-

hetra tany an-tsaha notapatapahiny.
26 Fa tao amy ny tany Gosena izay
nitoeran' ny Zanak' Isiraely hiany
no tsy mba nisy havandra.
27 Dia naniraka Farao nampaka
any Mosesy sy Arona ka nanao
taminy hoe: Efa nanota aho tamin'
izao, ka Jehovah no marina, fa izaho
sy ny vahoakako no meloka. 28
Mangataha aminy Jehovah, fa aoka
izay ny kotrokorana [1] sy ny havan-
dra, dia halefako tsy hitoetra eto
intsony hianareo.
29 Ary hoy Mosesy taminy:
Raha vao mivoaka amy ny tanàna
aho, dia hamelatra ny tànako aminy
Jehovah; koa dia hitsahatra ny
kotrokorana, ary ny havandra dia
tsy hisy intsony, mba hahafantara-
nao fa any Jehovah ny tany. 30
Kanefa fantatro fa hianao sy ny
mpanomponao dia tsy mbola hata-
hotra any Jehovah Andriamanitra
hiany.
31 Ary efa naripaka ny rongony
sy ny vary hordea; fa efa niteraka
ny vary hordea, ary efa namony ny
rongony. 32 Fa ny vary tritika [2]
sy ny ampemby [3] no tsy mba nari-
paka, satria mbola fohy ireny.
33 Ary Mosesy niala teo aminy
Farao ka nankeo ivelan' ny tanàna,
dia namelatra ny tànany taminy
Jehovah, ka dia nitsahatra ny ko-
trokorana sy ny havandra, ary tsy
nisy ranonorana nilatsaka tamy ny
tany intsony. 34 Ary nony hitany
Farao fa nitsahatra ny ranonorana
sy ny havandra ary ny kotrokorana,
dia mbola nanota hiany indray izy;
ary samy nanamafy ny fony izy sy
ny mpanompony. 35 Dia nihamafy
ny fony Farao ka tsy mba nandefa
ny Zanak' Isiraely izy, araka izay
efa nampilazainy Jehovah any
Mosesy.

*Fahavalo: ny valala.*

X. ARY hoy Jehovah taminy
Mosesy: Mankanesa ao
aminy Farao; fa Izaho efa nanamafy
ny fony sy ny fon' ny mpanompony,
mba hanehoako izao famantarako
izao eo aminy; 2 ary mba holazai-
nao ho ren' ny zanakao sy ny zafinao
izay zavatra nataoko teto Egypta sy
izay famantarana nataoko teo aminy,
mba ho fantatrareo fa Izaho no
Jehovah.
3 Ary Mosesy sy Arona dia nan-
kao aminy Farao ka nanao taminy
hoe: Izao no lazainy Jehovah, An-
driamanitry ny Hebreo: Mandra-
pahoviana no handavanao tsy hane-
try tena eo anatrehako? alefaso ny
oloko mba hanompo Ahy. 4 Fa
raha mandà ka tsy mandefa ny oloko
hianao, indro, hahatonga valala amy
ny taninao rehetra Aho rahampitso;
5 dia handrakotra ny tany rehetra
ireny, ka tsy ho hita ny tany; dia
hohaniny ny sisan' ny havandra,
izay navela ho anareo, ka hohaniny
avokoa ny hazo rehetra izay maniry
ho anareo any an-tsaha; 6 dia ha-
meno ny tranonao sy ny tranon' ny
mpanomponao rehetra ary ny tranon'
ny Egyptiana rehetra ireny; ary
tsy mbola hitan' ny rainao na ny
raibenao izay toy izany hatr' izay
andro niainany tetỳ ambonin' ny
tany ka mandraka andro any. Dia
nihodina izy ka niala teo aminy
Farao.
7 Ary hoy ny mpanompony Farao
taminy: Mandra-pahoviana no ho
fandrika amintsika iny lehilahy iny?
alefaso ireo olona ireo hanompo any
Jehovah Andriamaniny; tsy mbola
fantatrao va fa efa simba Egypta?
8 Dia nisy nampiverina any Mo-
sesy sy Arona hankao aminy Farao
indray; ary hoy izy taminy: Man-
dehana, manompoa any Jehovah
Andriamanitrareo; nefa iza avy
moa no handeha? 9 Ary hoy Mo-
sesy: Ny tanora sy ny antitra ami-
nay ho entinay handeha, ary ny
zanakai-lahy sy ny zanakai-vavy sy
ny ondry aman-osinay ary ny ombi-

[1] *Heb.* feon' Andriamanitra. [2] varimbazaha. [3] spelta.

nay ho entinay handeha; fa hisy
andro firavoravoanay ho any Jeho-
vah. 10 Fa hoy Farao taminy:
Aoka homba anareo hiany anie
Jehovah, raha handefa anareo mba-
my ny zanakareo madinika aho;
mitandrema, fa misy ratsy eo anolo-
anareo.[1] 11 Tsy izany, fa mande-
hana hianareo lehilahy lehibe ka
manompoa any Jehovah, fa izany no
tadiavinareo. Ary izy roa lahy dia
noroahina hiala teo anatrehany
Farao.

12 Ary hoy Jehovah taminy
Mosesy: Ahinjiro ambonin' ny tany
Egypta ny tànanao hihavian' ny
valala, dia hiakatra ho eto amy ny
tany Egypta ireny, ary dia hihinana
ny zava-maniry amy ny tany, dia
izay rehetra sisan' ny havandra.

13 Dia nahinjitry Mosesy tam-
bonin' ny tany Egypta ny tehiny,
ary Jehovah nitondra rivotra avy
any atsinanana hankany amy ny
tany mandritra iny andro sy iny
alina iny; ary nony maraina dia
nitondra ny valala ny rivotra avy
any atsinanana. 14 Ary ny valala
niakatra ho amy ny tany Egypta
rehetra, dia nipetraka nanerana ny
tany Egypta rehetra; ary nampa-
hory indrindra ireny, ka tsy nisy
valala toy izany tany aloha, ary ato
aoriany koa tsy hisy toy izany. 15
Fa nandrakotra ny tany rehetra
ireny, ka efa maizina ny tany; ary
nohaniny ny anana rehetra teo amy
ny tany sy ny voankazo rehetra,
izay sisan' ny havandra; ka dia tsy
nisy sisa ny zava-maitso eran' ny
tany Egypta rehetra, na tamy ny
hazo, na tamy ny anana tany an-
tsaha.

16 Ary Farao dia nampaka any
Mosesy sy Arona faingana ka nanao
hoe: Efa nanota taminy Jehovah
Andriamanitrareo sy taminareo aho.
17 Ary ankehitriny, masìna hianao,
mamelà ny fahotako izao indray
mandeha izao hiany, ka mangataha
aminy Jehovah Andriamanitrareo
hampialany amiko izao mahafaty
iray loha izao monja.

18 Dia niala teo aminy Farao izy
ka nangataka taminy Jehovah. 19
Ary Jehovah nahatonga rivotra
mahery indrindra avy any andre-
fana kosa, izay nitondra ny valala
ka namarina azy tao amy ny Rano-
masina Mena; dia tsy nisy sisa
intsony ny valala eran' ny tany
Egypta rehetra, na dia iray akory
aza. 20 Nefa Jehovah nanamafy
ny fony Farao, ka tsy nandefa ny
Zanak' Isiraely izy.

*Fahasivy: ny aizim-pito.*

21 ARY hoy Jehovah taminy
Mosesy: Ahinjiro manan-
drify ny lanitra ny tànanao, mba
hisy aizina amy ny tany Egypta,
dia aizina azo tsapaina.[2]

22 Dia nahinjitry Mosesy nanan-
drify ny lanitra ny tànany; dia
nisy aizim-pito eran' ny tany Egypta
rehetra hateloana, 23 koa tsy mba
nifankahita ny olona, na niala
tamin' izay nitoerany, hateloana;
fa ny Zanak' Isiraely rehetra kosa
nisy mazava teo amy ny fonenany.

24 Ary Farao dia nampaka any
Mosesy ka nanao hoe: Mandehana
hianareo, manompoa any Jehovah;
fa ny ondry aman-osinareo sy ny
ombinareo hiany no aoka havela-
nareo; ary ny zanakareo madinika
dia aoka hiaraka aminareo koa.

25 Ary hoy Mosesy: Hianao no
hanolotra eto an-tànanay izay fana-
titra odorana sy fanatitra hafa
alatsa-dra haterinay ho any Jehovah
Andriamanitray; 26 ary ny omby
aman-ondrinay dia ho entinay hia-
raka aminay koa; fa tsy hisy havela
na dia ny kitrony iray aza, satria
ireny no hangalanay hanompoana
any Jehovah Andriamanitray; ary
tsy mbola fantatray izay ho entinay
manompo any Jehovah mandra-
pahatonganay any.

[1] *Na:* fa ratsy no saininareo.

[2] *Na:* aizina mampiraparapa.

27 Ary Jehovah dia nanamafy
ny fony Farao, ka tsy nety nandefa
azy izy. 28 Ary hoy Farao taminy:
Mialà amiko; koa mitandrema, fa
aoka tsy hahita ny tavako intsony
hianao; fa amin' izay andro hahita-
nao ny tavako dia ho faty hianao.
29 Ary hoy Mosesy: Marina izay
nolazainao; fa tsy hahita ny tavanao
intsony aho.

*Filazana ny hihavian' ny loza fahafolo.*

XI. FA Jehovah nilaza taminy
Mosesy hoe: Mbola haha-
tonga loza iray koa aminy Farao
sy Egypta Aho; ary rehefa afaka
izany, dia handefa anareo hiala atỳ
izy; ary rehefa handefa anareo re-
hetra izy, dia handroaka anareo
fatratra hiala atỳ. 2 Koa mitenena
amy ny olona, ary aoka ny lehilahy
samy hangataka firavaka volafotsy
sy firavaka volamena amy ny na-
many avy, ary ny vehivavy amy ny
namany avy koa.
3 Dia nataony Jehovah nahita
fitia teo imason' ny Egyptiana ny
olona. Ary Mosesy dia lehilahy
malaza indrindra teo amy ny tany
Egypta, dia teo imason' ny mpa-
nompony Farao sy teo imason' ny
vahoaka.
4 Ary hoy Mosesy: Izao no
lazainy Jehovah: Rehefa tokony ho
mamatonalina Izaho hivoaka han-
keo afovoany Egypta, 5 dia ho faty
ny lahimatoa rehetra eto amy ny
tany Egypta, hatramy ny matoany
Farao izay mipetraka eo ambonin'
ny seza fiandrianany ka hatramy ny
matoan' ny ankizivaviny izay eo
anilan' ny fikosoham-bary, ary ny
voalohan-teraky ny biby fiompy re-
hetra. 6 Ary hisy fidradradradrana
mafy eran' ny tany Egypta rehetra,
izay tsy mbola nisy tahaka izany,
sady tsy hisy tahaka izany intsony.
7 Kanefa tsy hisy na dia alika aza
hanetsika ny lelany amy ny Zanak'
Isiraely rehetra, na amy ny olona,
na amy ny biby, mba ho fantatrareo
ny tsi-fampitoviany Jehovah ny
Egyptiana sy ny Isiraely. 8 Ary
hidina ho ao amiko ireo mpanompo-
nao rehetra ireo, dia hiankohoka eo
anatrehako ka hanao hoe: Mande-
hana hianao sy ny olona rehetra
izay manaraka anao; ary rehefa
afaka izany, dia vao handeha aho.
Dia niala teo aminy Farao tamy ny
fahatezerana mirehitra Mosesy.
9 Ary hoy Jehovah taminy Mo-
sesy: Tsy hihaino anareo Farao,
mba hitomboan' ny fahagagana izay
hataoko eto amy ny tany Egypta.
10 Ary Mosesy sy Arona nanao
ireo fahagagana rehetra ireo teo
aminy Farao; nefa Jehovah nana-
mafy ny fony Farao, ka tsy nandefa
ny Zanak' Isiraely hiala tamy ny
taniny izy.

*Ny Paska, sy ny loza fahafolo, izay nahafaty ny lahimatoa rehetra teo Egypta.*

XII. ARY Jehovah niteny taminy
Mosesy sy Arona teo amy
ny tany Egypta ka nanao hoe: 2
Ity volana ity ho voaloham-bolana
ho anareo; dia ho voaloham-bolana
amy ny taona ho anareo izy.
3 Mitenena hianareo amy ny
fiangonana, dia ny Isiraely rehetra,
ka manaova hoe: Amy ny andro
fahafolo amin' ity volana ity dia
aoka samy haka zanak' ondry[1] iray
avy izy rehetra, araka ny fiana-
kaviany, dia zanak' ondry iray avy
no ho any ny isan-trano; 4 ary
raha vitsy loatra ny iray trano ka
tsy mahalany zanak' ondry iray, dia
aoka izy sy izay namany mifana-
kaiky trano aminy haka araka izay
isan' ny olona; ny olona rehetra
samy araka izay tokony ho laniny
avy no hanisanareo ny zanak'
ondry.
5 Zanak' ondry tsy misy kilema,
dia lahy izay iray taona,[2] no halai-

[1] zanak' ondry na zanak' osy. [2] *Na:* hatramy ny iray taona no ho midina.

nareo; halainareo amy ny ondry na
amy ny osy izy; 6 ary hotehirizi-
nareo izy hatramy ny andro fahefatra
amby ny folo amin' ity volana ity;
dia hamono azy amy ny hariva ny
fiangonana, dia ny Isiraely rehetra.
7 Ary hanalany ny ra, ka ha-
tentiny amy ny tolam-baravarana
roa sy amy ny tataom-baravaran'
ny trano izay hihinanany azy.
8 Dia hohaniny amin' izany alina
izany ny hena; voatsatsika tamy
ny afo no hihinanany azy mbamy
ny mofo tsy misy masirasira sady
hampiarahina amy ny anana man-
gidy. 9 Aza hanina manta na voa-
handro amy ny rano izy, fa atsatsiho
amy ny afo mbamy ny lohany sy ny
tongony ary ny fàdiny. 10 Ary aza
asianareo sisa ho tra-maraina; fa
raha tàhiny misy sisa tsy lany ka tra-
maraina, dia hodoranareo amy ny afo.
11 Ary toy izao no hataonareo,
raha mihinana azy: ny valahanareo
ho voasikina, ny kapanareo ho eo
amy ny tongotrareo, ary ny tehina-
reo ho eny an-tànananareo; dia ho-
haninareo faingana izy, fa Pasky[1]
Jehovah.
12 Fa handeha hamaky ny tany
Egypta amin' izany alina izany
Aho ka hamono ny matoa rehetra
amy ny tany Egypta hatramy ny
olona ka hatramy ny biby fiompy;
ary ny andriamanitry ny Egyptiana
dia hotsaraiko avokoa: Izaho no
Jehovah. 13 Ary ny ra dia ho
famantarana ho anareo eo amy ny
trano izay itoeranareo; ary raha
mahita ny ra Aho, dia handalo
anareo, ka tsy hisy loza handrin-
gana anareo, raha mamely ny tany
Egypta Aho.
14 Ary izany andro izany dia ho
fahatsiarovana ho anareo ka hotan-
dremanareo ho andro firavoravoana
ho any Jehovah; hatramy ny tarana-
kareo fara mandimby no hitandre-
manareo izany ho andro firavora-
voana, ho lalàna mandrakizay.
15 Hafitoana no hihinananareo
mofo tsy misy masirasira: amy ny
voalohan' andro no hanesoranareo
ny masirasira amy ny tranonareo;
fa na iza na iza homana mofo misy
masirasira hatramy ny andro voalo-
hany ka hatramy ny fahafito dia
hofongorana tsy ho amy ny Isiraely.
16 Ary amy ny andro voalohany
dia hisy fivoriana masina ho anareo,
ary amy ny andro fahafito koa hisy
fivoriana masina; tsy hanao raha-
raha akory hianareo amin' izany
andro izany, afa-tsy izay hohanin'
ny isan-olona, dia izany hiany no
hamboarinareo. 17 Ary hitandrina
*ny andron'* ny mofo tsy misy masi-
rasira hianareo, fa izany andro izany
indrindra no nitondrako ny anto-
konareo nivoaka avy tany amy ny
tany Egypta; dia hotandremanareo
izany andro izany hatramy ny
taranakareo fara mandimby ho
lalàna mandrakizay.
18 Amy ny andro fahefatra amby
ny folo amy ny volana voalohany,
nony hariva, no hihinananareo mofo
tsy misy masirasira ambara-pahari-
van' ny andro fahiraika amby roa-
polo amy ny volana. 19 Hafitoana
no tsy hisiana masirasira ao an-
tranonareo; fa na iza na iza homana
izay misy masirasira dia hofongorana
tsy ho amy ny fiangonan' ny Isira-
ely, na vahiny na tompon-tany. 20
Tsy hihinana na inona na inona
izay misy masirasira hianareo; fa
samy hihinana mofo tsy misy masi-
rasira ao amin' izay itoeranareo
rehetra avy hianareo.
21 Dia nampanalainy Mosesy ny
loholon' ny Isiraely rehetra, ka hoy
izy taminy: Mandehana hianareo
ka makà ondry ho anareo araka ny
fokom-pirenenareo avy, ka vonoy ny
Paska. 22 Dia makà hysopa iray
fihina, ka atsobohy amy ny ra izay
ao anatin' ny bakoly, ary ny ra izay
ao anatin' ny bakoly dia anenteno
amy ny tataom-baravarana sy ny

[1] Paska = Fandalovana; *izahao and.* 12, 13.

tolana roa; ary aza misy mivoaka
eo am-baravaran' ny tranonareo avy
hianareo ambara-pahamarain' ny
andro. 23 Fa Jehovah handeha
hamely ny Egyptiana; ary raha
mahita ny ra eo amy ny tataom-
baravarana sy ny tolana roa Jeho-
vah, dia handalo ny varavarana, ka
tsy havelany hiditra ao an-trano-
nareo hamely anareo ny mpandrin-
gana.

24 Ary hitandrina izany zavatra
izany hianareo ho lalàna ho anareo
sy ho any ny taranakareo mandra-
kizay. 25 Ary rehefa tonga any
amy ny tany izay homeny Jehovah
anareo araka izay nolazainy hia-
nareo, dia tandremo izany fanompo-
ana izany. 26 Ary raha hanontany
anareo ny zanakareo hoe: Inona no
anton' izao fanompoana ataonareo
izao? 27 dia holazainareo hoe: Izao
dia famonoana ny Pasky Jehovah,
Izay nandalo ny tranon' ny Zanak'
Isiraely tany Egypta, raha namely
ny Egyptiana Izy, fa namonjy ny
tao an-tranontsika.

Dia niondrika ny olona ka niva-
vaka. 28 Ary dia nandeha ny
Zanak' Isiraely ka nanao izany:
araka izay nandidiany Jehovah any
Mosesy sy Arona no nataony.

29 Ary nony namatonalina Jeho-
vah namono ny lahimatoa rehetra
tany amy ny tany Egypta, hatramy
ny lahimatoany Farao izay nipetraka
teo ambonin' ny seza fiandrianany
ka hatramy ny lahimatoan' ny babo
izay tao amy ny trano-maizina,
mbamin' izay voalohan-teraky ny
biby fiompy rehetra.

30 Ary nifoha raha mbola alina
Farao, dia izy sy ny mpanompony
rehetra ary ny Egyptiana rehetra,
fa nisy fidradradradrana mafy tany
Egypta, satria tsy nisy trano izay
tsy nahafatesana. 31 Dia nampaka
any Mosesy sy Arona izy, raha
mbola alina, ka nanao hoe: Mitsan-
gàna, mialà eto amy ny vahoakako
hianareo sy ny Zanak' Isiraely, ary
mandehana ka manompoa any Jeho-
vah araka ny nolazainareo. 32 Ary
ny ondry aman-osinareo sy ny om-
binareo dia ento koa araka izay efa
nolazainareo, ka mandehana; fa
mba tsofy rano aho.

33 Dia nandodona ny olona ny
Egyptiana ka nampandeha azy fain-
gana hiala tamy ny tany, satria hoy
izy: Maty avokoa izahay rehetra.
34 Dia nentin' ny olona ny kobany
voalena, raha tsy mbola voaisy
masirasira, sy ny viliany fanaova-
mofo voafehy ao amy ny lambany
teny an-tsorony.

35 Ary ny Zanak' Isiraely nanao
araka ny teniny Mosesy ka nanga-
taka firavaka volafotsy sy firavaka
volamena ary fitafiana tamy ny
Egyptiana. 36 Ary nataony Jeho-
vah nahita fitia teo imason' ny
Egyptiana ny olona, ka nomen' ireo
azy izay nangatahiny, ka dia nofoa-
nany ny Egyptiana.

37 Dia niainga tao Ramesesa ny
Zanak' Isiraely ka nankany Sokota,
dia lehilahy mahalia làlana tokony
ho enina hetsy, afa-tsy ny zaza
amim-behivavy. 38 Ary nisy olona
maro samihafa firenena koa niara-
niakatra taminy, ary ondry aman-
osy sy omby, dia fananana be in-
drindra. 39 Dia nanendy mofo tsy
nisy masirasira tamy ny koba voa-
lena izay nentiny avy tany Egypta
izy; fa tsy mbola voaisy masirasira
izany, satria noroahina tany Egypta
izy ka tsy nahazo nijanona sady tsy
nahafehy vatsy ho azy.

40 Ary ny andro nitoeran' ny
Zanak' Isiraely tany Egypta dia
telo-polo amby efa-jato taona. 41
Ary rehefa tapitra ny telo-polo amby
efa-jato taona, dia tamin' izany andro
izany indrindra no nivoahan' ny
antokony rehetra izay any Jehovah
tamy ny tany Egypta.

42 Alina notandremany Jehovah
izany hitondrany[1] azy hivoaka avy

[1] *Na:* Alina hotandremana ho any Jehovah izany noho ny nitondrany.

tamy ny tany Egypta; eny, izany
alina izany dia any Jehovah ka ho-
tandreman' ny Zanak' Isiraely re-
hetra hatramy ny taranany fara
mandimby.
43 Ary hoy Jehovah taminy Mo-
sesy sy Arona: Izao no lalàn' ny
Paska: Tsy hisy olona hafa firenena
hihinana azy. 44 Ary ny andevo-
lahin' ny olona rehetra izay novidim-
bola dia hoforana aloha vao mba
hihinana. 45 Ny vahiny sy ny
mpikarama tsy mba hihinana azy.
46 Ao an-trano iray no hihinanana
azy; tsy hamoahanao eny ala-trano
akory ny hena, ary tsy hisy hotapa-
hinareo ny taolany na dia iray aza.
47 Ny fiangonana, dia ny Isiraely
rehetra, hitandrina izany. 48 Ary
raha misy mivahiny eo aminao ka
mba te-hitandrina ny Pasky Jeho-
vah, dia aoka hoforana ny lehilahy
rehetra eo aminy vao manatona
hitandrina izany, ka ho tahaka ny
tompon-tany hiany izy; fa ny tsy
voafora rehetra kosa dia tsy mahazo
mihinana izany. 49 Lalàna iray no
ho amy ny tompon-tany sy ny vahiny
izay mitoetra eo aminareo.
50 Dia nataon' ny Zanak' Isira-
ely rehetra izany: araka izay nan-
didiany Jehovah any Mosesy sy
Arona no nataony. 51 Ary tamin'
izany andro izany indrindra no ni-
tondrany Jehovah ny Zanak' Isira-
ely nivoaka avy tany amy ny tany
Egypta araka ny antokony.

*Ny nanokanana ny lahimatoa ho any Jehovah.*

XIII. ARY Jehovah niteny tami-
ny Mosesy ka nanao
hoe: 2 Hamasino ho Ahy ny lahi-
matoa rehetra, dia izay voalohan-
teraka rehetra eo amy ny Zanak'
Isiraely, na olona na biby fiompy:
Ahy ireny.
3 Dia hoy Mosesy tamy ny olona:
Tsarovy izao andro izao, izay nivoa-
hanareo avy tany Egypta, tamy ny
trano nahandevozana, fa tamy ny
tànana mahery no nitondrany Je-
hovah anareo nivoaka avy tany;
koa aza misy mihinana izay misy
masirasira. 4 Izao andro amy ny
volana Abiba izao no ivoahanareo.
5 Ary raha hitondra anao Jehovah
ho any amy ny tanin' ny Kananita
sy ny Hetita sy ny Amorita sy ny
Hivita ary ny Jebosita, izay niania-
nany tamy ny razanao homena anao
—dia tany tondra-dronono sy tantely
—dia hanao izany fanompoana izany
hianao amin' izao volana izao. 6
Hafitoana no hihinananao mofo tsy
misy masirasira, ary amy ny andro
fahafito dia hisy andro firavoravoana
ho any Jehovah. 7 Ny mofo tsy
misy masirasira hohanina mandritra
ny hafitoana; ary tsy hisy eo aminao
izay mofo misy masirasira, ary tsy
hisy izay masirasira akory ao aminao
eny amy ny taninao rehetra. 8 Dia
hambaranao amy ny zanakao amin'
izany andro izany hoe: Noho ny
nataony Jehovah tamiko tamy ny
nivoahako avy tany Egypta no anao-
vako izao. 9 Dia ho famantarana
ho anao eo amy ny tànanao ary ho
fampahatsiarovana eo ambonin' ny
handrinao izany, mba ho ao am-
bavanao ny lalàny Jehovah; fa
tànana mahery no nitondrany Jeho-
vah anao nivoaka avy tany Egypta.
10 Dia tandremo amy ny fotoany
isan-taona izao lalàna izao.
11 Ary raha hitondra anao Je-
hovah ho any amy ny tanin' ny
Kananita araka izay nianianany
taminao sy ny razanao, ka homeny
anao izany, 12 dia hatokanao ho
any Jehovah izay voalohan-teraka
rehetra: ny voalohan-teraky ny
biby fiompy rehetra izay anananao,
dia ho any Jehovah ny lahy rehe-
tra; 13 ary ny voalohan-teraky ny
boriky dia hosoloanao zanak' ondry;
fa raha tsy hanolo azy hianao, dia
hofolahinao ny vozony; ary ny la-
himatoa rehetra amy ny olona eo
amy ny zanakao dia havotanao.
14 Ary raha hanontany anao ny
zanakao amy ny andro ho avy ka
hanao hoe: Inona no anton' izao?

dia holazainao aminy hoe: Tànana
mahery no nitondrany Jehovah an-
tsika nivoaka avy tany Egypta,
tamy ny trano nahandevozana; 15
ary raha nanamafy ny fony ka tsy
nandefa antsika Farao, dia novonoi-
ny Jehovah ny lahimatoa rehetra
tany amy ny tany Egypta, hatramy
ny lahimatoan' ny olona ka hatramy
ny voalohan-teraky ny biby; koa
izany no anaterako ho any Jehovah
ny lahy voalohan-teraka rehetra, fa
ny lahimatoa rehetra amy ny zanako
dia soloako. 16 Ary ho faman-
tarana eo amy ny tànanao sy ho
fehy eo ambonin' ny handrinao
izany; fa tànana mahery no niton-
drany Jehovah antsika nivoaka avy
tany Egypta.

*Ny làlana nitondran' Andriamanitra ny Zanak' Isiraely, sy ny namakiany ny Ranomasina Mena.*

17 ARY rehefa nalefany Farao ny
olona, dia tsy mba nentin'
Andriamanitra tamy ny làlana nan-
kany amy ny tanin' ny Filistina izy,
na dia akaiky aza izany; fa hoy
Andriamanitra: Andrao hanenina
ny olona, raha mahita ady, ka hive-
rina any Egypta. 18 Fa nentin'
Andriamanitra nivily ho amy ny
làlana mihazo any an-efitra amoron'
ny Ranomasina Mena ny olona; ary
voaomana hiady no fiakatry ny
Zanak' Isiraely avy tany amy ny
tany Egypta.
19 Ary nentiny Mosesy niaraka
taminy ny taolany Josefa, satria
Josefa efa nampianiana dia nampia-
niana ny Zanak' Isiraely ka nanao
hoe: Hamangy anareo tokoa Andria-
manitra, dia hitondra ny taolako
hiala atỳ miaraka aminareo hianareo.
20 Dia nifindra niala tao Sokota
izy ka nitoby tao Etama teo an-
tsisin' ny efitra.
21 Ary Jehovah nandeha teo
alohany tamy ny andri-rahona raha
antoandro hitari-dàlana azy, ary
tamy ny andri-afo nony alina ho
fahazavana ho azy, handehanany
andro aman-alina. 22 Ny andri-
rahona tsy niala teo alohan' ny
olona raha antoandro, na ny andri-
afo nony alina.

XIV. Ary Jehovah niteny taminy
Mosesy ka nanao hoe: 2
Lazao amy ny Zanak' Isiraely mba
hivily izy ka hitoby eo akaikiny
Pi-hahirota, eo anelanelany Migdola
sy ny ranomasina; eo akaikiny
Bala-zefona, dia tandrifiny, no hi-
tobianareo, eo amoron' ny ranoma-
sina. 3 Ary Farao hilaza ny
Zanak' Isiraely hoe: Azon' ny
tamberintany izy ka voahidin' ny
efitra. 4 Dia hanamafy ny fony
Farao Aho, ka hanenjika anareo
izy; dia hankalazaina Aho noho ny
hataoko aminy Farao sy amy ny
miaramilany rehetra, ka ho fantatry
ny Egyptiana fa Izaho no Jehovah.
Dia nataon' ny Zanak' Isiraely
izany.
5 Ary nisy nanambara tamy ny
mpanjakany Egypta fa efa nandosi-
tra ny olona, dia niova ny fony
Farao sy ny mpanompony ny amy
ny olona, ka hoy izy: Inona izao
nataontsika izao, no nandefa ny
Isiraely hiala tamy ny fanompoany
antsika isika? 6 Dia nasainy nofe-
hezina tamy ny kalesy ny soavaly,
sady nitondra ny vahoakany hana-
raka azy izy. 7 Ary nitondra
kalesy enin-jato voafantina sy ny
kalesin' ny Egyptiana rehetra izy,
izay samy nisy mpiady avy izy
rehetra. 8 Ary Jehovah nanamafy
ny fony Farao, mpanjakany Egypta,
dia nanenjika ny Zanak' Isiraely
izy, na dia tamy ny tànana avo aza
no nivoahany.
9 Koa nanenjika azy ny Egypti-
ana, dia ny soavaly rehetra mitarika
ny kalesiny Farao sy ny soavaliny
fitaingina ary ny miaramilany, ka
nahatratra azy nitoby teo amoron'
ny ranomasina, teo anilany Pi-
hahirota, tandrifiny Bala-zefona.
10 Ary rehefa mby akaiky Farao,
dia natopin' ny Zanak' Isiraely ny
masony, ka, indreo, ny Egyptiana

tamy manenjika azy; dia raiki-
tahotra indrindra ny Zanak' Isiraely
ka nitaraina taminy Jehovah. 11
Ary hoy koa izy taminy Mosesy:
Moa tsy nisy fasana va tany Egypta,
no nentinao ho faty atỳ an-efitra
izahay? Nahoana no nanao izany
taminay hianao ka nitondra anay
nivoaka avy tany Egypta? 12 Tsy
izao va no teny nolazainay taminao
fony tany Egypta hoe: Aoka izay,
fa avelao hiany izahay hanompo ny
Egyptiana? Fa aleonay manompo
ny Egyptiana toy izay ho faty any
an-efitra.
13 Ary hoy Mosesy tamy ny
olona: Aza matahotra hianareo,
mijanòna, fa ho hitanareo ny famon-
jeny Jehovah, izay hataony ho
anareo anio; fa ny Egyptiana, izay
hitanareo anio, dia tsy ho hitanareo
intsony mandrakizay. 14 Jehovah
hiady ho anareo, fa hianareo kosa
hangina.
15 Ary hoy Jehovah taminy
Mosesy: Nahoana no mitaraina
amiko hianao? lazao amy ny Zanak'
Isiraely mba handroso. 16 Ary
aingao ny tehinao, dia ahinjiro
ambonin' ny ranomasina ny tànanao,
ka saraho ny rano, dia handeha
hamaky eo afovoan' ny ranomasina
mandia ny tany maina ny Zanak'
Isiraely. 17 Ary, indro, Izaho
hanamafy ny fon' ny Egyptiana, ka
hiditra hanenjika azy izy; dia
hankalazaina Aho noho ny hataoko
aminy Farao sy amy ny miarami-
lany rehetra mbamy ny kalesiny
sy ny mpitaingin-tsoavaliny, 18 dia
ho fantatry ny Egyptiana fa Izaho
no Jehovah, rehefa ankalazaina Aho
noho ny ataoko aminy Farao sy ny
kalesiny sy ny mpitaingin-tsoava-
liny.
19 Ary Ilay Anjelin' Andria-
manitra, izay nandeha teo alohan'
ny tobin' ny Isiraely, dia nifindra
ka nankeo aoriany; ary ny andri-
rahona nifindra niala teo alohany
dia nijanona teo aoriany 20 ka tonga
teo anelanelan' ny tobin' ny Egypti-
ana sy ny tobin' ny Isiraely: dia
teo hiany ny rahona sy ny fahamai-
zinana, nefa nampahazava ny alina
kosa, ka dia tsy nifanatona izy roa
tonta mandritra ny alina.
21 Dia nahinjitry Mosesy teo
ambonin' ny ranomasina ny tànany;
ary rivotra mahery avy any atsina-
nana no nampisavany Jehovah ny
ranomasina mandritra iny alina iny,
ka nataony tany maina ny rano-
masina, ary dia voasaraka ny rano.
22 Dia nandeha teo afovoan' ny
ranomasina nandia ny tany maina
ny Zanak' Isiraely; ary ny rano
dia tonga fefy ho azy teo amy ny
ankavanany sy teo amy ny anka-
viany.
23 Dia nanenjika azy ny Egypti-
ana ka niditra nanaraka azy teo
afovoan' ny ranomasina, dia ny soa-
valiny Farao rehetra sy ny kalesiny
ary ny mpitaingin-tsoavaliny. 24
Ary tamy ny fiambenana maraina
dia nijery ny tobin' ny Egyptiana
tao amy ny andri-afo sy ny rahona
Jehovah ka nampifanaritaka ny
tobin' ny Egyptiana. 25 Ary nanala
ny kodian' ny kalesiny Izy ka nam-
pahasarotra ny nandehanany, dia
hoy ny Egyptiana: Aoka handositra
ny tavan' ny Isiraely isika, fa Jeho-
vah no miady amy ny Egyptiana ho
an' ireo.
26 Ary hoy Jehovah taminy
Mosesy: Ahinjiro eo ambonin' ny
ranomasina ny tànanao, mba hika-
tonan' ny rano amy ny Egyptiana
mbamy ny kalesiny sy ny mpitaingin-
tsoavaliny. 27 Dia nahinjitry Mo-
sesy teo ambonin' ny ranomasina ny
tànany, ka nikatona ho tahaka ny
teo ny ranomasina, rehefa nadiva ho
maraina ny andro; ary ny Egyptiana
nandositra, kanjo nitsena ny rano
hiany izy, dia nariany Jehovah teo
afovoan' ny ranomasina ny Egypti-
ana. 28 Ary dia nikatona ny
rano ka nanarona ny kalesy sy ny
mpitaingin-tsoavaly, dia ny miara-
milany Farao rehetra izay niditra
teo amy ny ranomasina nanenjika

ny Zanak' Isiraely; koa tsy nisy
niangana na dia iray akory aza. 29
Fa ny Zanak' Isiraely kosa nandeha
tamy ny tany maina teo afovoan'
ny ranomasina; ary ny rano dia
tonga fefy ho azy teo amy ny anka-
vanany sy teo amy ny ankaviany.

30 Izany no namonjeny Jehovah
ny Isiraely tamin' izany andro izany
mba tsy ho azon' ny Egyptiana;
ary hitan' ny Isiraely teny amoron'
ny ranomasina ny fatin' ny Egypti-
ana. 31 Ary rehefa hitan' ny Isi-
raely ny asa lehibe izay nataon' ny
tànany Jehovah tamy ny Egyptiana,
dia natahotra any Jehovah ny olona
ka nino any Jehovah sy Mosesy
mpanompony.

*Ny fihirana nataony Mosesy sy ny Zanak' Isiraely, rehefa tafita ny Ranomasina Mena izy.*

XV. ARY Mosesy sy ny Zanak'
Isiraely dia nihira izao
fihirana izao ho any Jehovah ka
nanao hoe:

Hihira ho any Jehovah aho, fa avo indrindra Izy;
Ny soavaly sy ny mpitaingina azy efa nariany ao amy ny ranomasina.
2 Jehovah no heriko sy fidèrako, fa efa famonjena ahy Izy;
Izao no Andriamanitro, ka hankalaza Azy aho,
Dia Andriamanitry ny razako, ka hanandratra Azy aho.

3 Jehovah dia mpiady mahery,[1]
Jehovah no anarany.
4 Ny kalesiny Farao sy ny miaramilany natsipiny ao amy ny ranomasina;
Ary ny kapiteny voafantina nasitrika ao amy ny Ranomasina Mena.
5 Ny lalina nanarona azy:
Nilentika tany ambany indrindra tahaka ny vato izy.

6 Ny tànanao ankavanana, Jehovah ô, efa malaza amy ny hery;
Ny tànanao ankavanana, Jehovah ô, manorotoro ny fahavalo.
7 Amy ny halehiben' ny voninahitrao no andringananao izay nitsangana hanohitra Anao;
Alefanao ny fahatezeranao mirehitra, izay mandevona azy toy ny mololo.
8 Ary ny fofonain' ny vavoronao no nanangonanao ny rano:
Nivongovongo toy ny antontan-javatra ny rano maria;
Nandry teo afovoan' ny ranomasina ny lalina.
9 Hoy ny fahavalo: Hanenjika aho, hahatratra aho,
Hizara babo aho ka hanao izay sitraky ny foko aminy.
Hotsoahako ny sabatro, ka hamongotra azy ny tànako.
10 Ny fofonainao no nitsofanao, dia nanarona azy ny ranomasina:
Nilentika tahaka ny firaka ao amy ny rano mahery izy.

11 Jehovah ô, iza moa no tahaka Anao amin' izay andriamanitra?
Iza moa no tahaka Anao, Izay ankalazaina amy ny fahamasinana,
Deraina amy ny fahatahorana, mpanao fahagagana?
12 Nahinjitrao ny tànanao ankavanana,
Dia nitelina ireo ny tany.
13 Tarihinao amy ny famindram-ponao ny firenena izay navotanao,
Ka entinao amy ny herinao ho any amy ny fonenanao masina izy.

14 Mandre ny firenena ka raiki-tahotra;

[1] *Heb.* miaramila.

Hovitra no mahazo ny mponina any Filistia;
15 Tora-kovitra ny loham-pireneny Edoma;
Azon-korohoro ny lehilahy maheriny Moaba;
Reraka ny fon' izay rehetra monina any Kanana.
16 Mahazo azy ny tahotra sy ny hovitra;
Noho ny halehiben' ny sandrinao dia mangina tahaka ny vato izy,
Mandra-pandalon'[1] ny olonao, Jehovah ô,
Mandra-pandalon'[1] ny olona izay navotanao.
17 Dia hampiditra azy Hianao ka hamponina azy ao amy ny tendrombohitra lovanao,
Ao amy ny fitoerana nataonao hitoeranao, Jehovah ô,
Dia ao amy ny fitoerana masina naorin' ny tànanao, Tompo ô.[2]
18 Jehovah hanjaka mandrakizay doria.

19 Fa niditra teo amy ny rano-
masina ny soavaliny Farao sy ny
kalesiny ary ny mpitaingin-tsoava-
liny, ary Jehovah nampikatona ny
ranomasina taminy; fa ny Zanak'
Isiraely kosa nandeha tamy ny tany
maina teo afovoan' ny ranomasina.
20 Ary Miriama mpaminanivavy,
anabaviny Arona, dia nitondra ny
ampongatapaka teny an-tànany;
ary nivoaka nanaraka azy ny vehi-
vavy rehetra nitondra ampongata-
paka sady nandihy. 21 Ary Mi-
riama namaly ireo lehilahy ireo ka
nihira hoe :

Mihirà ho any Jehovah, fa avo indrindra Izy;
Ny soavaly sy ny mpitaingina azy nariany ao amy ny ranomasina.

*Ny nandehanan' ny Zanak' Isiraely tany amy ny efitra Sora, sy ny nitobiany tao Mara.*

22 ARY Mosesy nitondra ny
Isiraely nifindra avy teo
amoron' ny Ranomasina Mena, dia
nandroso ho any amy ny efitra Sora
izy; ary nandeha hateloana tany
an-efitra izy ka tsy nahita rano.
23 Dia tonga tao Mara izy, fa
tsy nahasotro ny rano tao Mara,
satria nangidy izany; koa izany no
nanaovany ny anarany hoe Mara.[3]
24 Dia nimonomonona taminy Mo-
sesy ny olona ka nanao hoe: Inona
no hosotroinay? 25 Ary dia nita-
raina taminy Jehovah izy, ka dia
nanehoany Jehovah hazo anankiray,
ary rehefa natsipiny tao anatin' ny
rano izany, dia tonga mamy ny
rano.
Tao no nanomezany Jehovah
lalàna sy fitsipika ho azy, ary tao no
nizahany toetra azy, 26 ka hoy
Izy: Raha hazoto hihaino ny feony
Jehovah Andriamanitrao hianao ka
hanao izay mahitsy eo imasony sy
hihaino ny lalàny ary hitandrina ny
didiny rehetra, dia tsy hisy hataoko
aminao ireny aretina rehetra ireny,
izay nataoko tamy ny Egyptiana;
fa Izaho no Jehovah Izay mahasi-
trana anao.

*Ny nahatongavan' ny Zanak' Isiraely tao Elima, sy ny nimonomononany tany an-efitry Sinay noho ny tsi-fisian-kanina, ary ny nanomezan' Andriamanitra azy mana sy papelika hohaniny.*

27 ARY tonga tao Elima izy;
ary tao nisy loharano roa
amby ny folo sy hazo rofia[4] fito-polo,
dia nitoby teo anilan' ny rano izy.
XVI. Ary tamy ny andro fahadimy
amby ny folo tamy ny volana
faharoa taorian' ny nialany tany
amy ny tany Egypta dia nifindra

[1] *Na:* Mandra-pitan'. [2] *Na:* Efa nanao fitoerana hitoeranao Hianao, Jehovah ô; eny, fitoerana masina no naorin' ny tànanao, Tompo ô. [3] Mara = Mangidy. [4] palma.

niala tao Elima ny fiangonana, dia
ny Zanak' Isiraely rehetra, ka nan-
kany amy ny efitra Sina, izay eo
anelanelany Elima sy Sinay.
2 Dia nimonomonona taminy Mo-
sesy sy Arona tany an-efitra ny
fiangonana, dia ny Zanak' Isiraely
rehetra, 3 ka nanao taminy hoe:
Inay anie izahay mba matin' ny
tànany Jehovah tany amy ny tany
Egypta, raha nipetraka teo anilan'
ny fahandroan-kena ka nihinan-
kanina ho voky; fa nitondra anay
nivoaka ho atỳ an-efitra hianareo
hahafaty mosary izao fiangonana
rehetra izao.
4 Ary hoy Jehovah taminy Mo-
sesy: Indro, Izaho handatsaka mofo
avy any an-danitra ho anareo; dia
hivoaka ny olona ka hanangona
izay sahaza hohaniny isan-andro,
hizahako toetra azy, na handeha
manaraka ny lalàko izy, na tsia. 5
Ary raha mby amy ny andro fahe-
nina dia hamboariny izay azony;
ary hisy indroa toraka izay angoniny
isan-andro.
6 Ary hoy Mosesy sy Arona tamy
ny Zanak' Isiraely rehetra: Anio
hariva dia ho fantatrareo fa Jehovah
no nitondra anareo nivoaka avy
tany amy ny tany Egypta; 7 ary
rahampitso maraina dia ho hitanareo
ny voninahitry Jehovah, fa efa reny
ny fimonomononanareo taminy Je-
hovah; fa izahay moa no inona, no
imonomononanareo? 8 Ary hoy
koa Mosesy: *Ho hitanareo izany,*
raha homeny Jehovah hena hoha-
nina hianareo anio hariva, ary mofo
hahavoky rahampitso maraina; fa
efa reny Jehovah ny fimonomonona-
nareo, izay nimonomononanareo ta-
miny; fa izahay moa no inona?
Tsy izahay no imonomononanareo,
fa Jehovah.
9 Ary hoy Mosesy taminy Aro-
na: Lazao amy ny fiangonana, dia
ny Zanak' Isiraely rehetra, hoe:
Manatòna eo anatrehany Jehovah;
fa efa reny ny fimonomononanareo.
10 Ary raha Arona mbola niteny
tamy ny fiangonana, dia ny Zanak'
Isiraely rehetra, dia nijery nanatrika
ny efitra izy ireo, ka, indro, ny
voninahitry Jehovah niseho teo amy
ny rahona.
11 Ary Jehovah niteny taminy
Mosesy ka nanao hoe: 12 Efa reko
ny fimonomononan' ny Zanak' Isi-
raely, koa mitenena aminy hoe:
Anio hariva dia hihinan-kena hiana-
reo, ary rahampitso maraina kosa
dia ho voky mofo hianareo, ka dia
ho fantatrareo fa Izaho no Jehovah
Andriamanitrareo.
13 Ary nony hariva dia niakatra
ny papelika, ka rakotra azy ny
toby; ary nony maraina dia nisy
ando manodidina ny toby; 14 ary
nony niala ny ando, dia, indro, nisy
zava-madinika boribory teny amy
ny efitra, madinika toy ny fanala
amy ny tany. 15 Ary rehefa hitan'
ny Zanak' Isiraely izany, dia nifa-
nontany hoe izy: Inona[1] itony?
satria tsy fantany ireny.
Dia hoy Mosesy taminy: Itony
no mofo izay nomeny Jehovah ho
fihinanareo. 16 Izao no teny izay
nandidiany Jehovah: Samia manan-
gona azy hianareo araka izay tokony
ho laninareo avy, dia eran' ny vata
omera[2] avy ho amy ny isan-olona,
araka ny isanareo; samia mitondra
hianareo rehetra ho an' izay ao an-
dainy avy. 17 Dia nanao izany
ny Zanak' Isiraely, ka samy nanan-
gona: ny sasany nanangona be, ary
ny sasany kosa kely. 18 Ary raha
nafatrany tamy ny vata omera[2]
izany, dia tsy nanana amby ny na-
nangona be, ary ny nanangona kely
tsy nanana ny tsy ampy; samy na-
nangona araka izay fihinany avy
izy.
19 Ary hoy Mosesy taminy: Aza
misy mamela sisa ho tra-maraina.
20 Kanefa tsy mba nanaraka ny
teniny Mosesy izy, fa namela sisa

[1] *Heb.* Mana. [2] *Izahao and.* 36.

ho tra-maraina hiany ny olona
sasany, dia niteraka olitra izany ka
maimbo; ary dia tezitra tamy ny
olona Mosesy.
21 Ary nanangona ny mana isa-
maraina ny olona, dia samy araka
izay fihinany avy; ary nony nafana
ny andro, dia levona ireny.
22 Ary nony tamy ny andro fahe-
nina dia nanangona avy sasaka
noho ny isan-andro ny olona, dia
indroan' ny vata omera[1] ho any ny
isan-olona avy; dia avy ny lohan'
ny fiangonana ka nanambara taminy
Mosesy. 23 Ary hoy Mosesy ta-
miny: Izao no lazainy Jehovah:
Rahampitso dia tena andro fitsaha-
rana masina ho any Jehovah; koa
manendasa izay hendasinareo, ary
mahandroa izay handrahoinareo, ary
izay sisa rehetra dia avelao ho ana-
reo, hotehirizina ho tra-maraina.
24 Dia namela izany ho tra-
maraina izy, araka izay nandidiany
Mosesy; ary tsy mba maimbo na
niteraka olitra izany. 25 Ary hoy
Mosesy: Hano ireny anio, fa Sabata
ho any Jehovah anio, ka anio no
tsy hahitanareo azy any an-tsaha.
26 Henemana no hanangonanareo
azy; fa Sabata ny andro fahafito,
ka dia tsy hisy amin' izany.
27 Ary nony tamy ny andro faha-
fito dia nisy olona nivoaka hanan-
gona, fa tsy nahita na dia kely
akory aza. 28 Ary hoy Jehovah
taminy Mosesy: Mandra-pahoviana
no handavanareo tsy hitandrina ny
didiko sy ny lalàko? 29 Saino fa
Jehovah no nanome anareo ny Sa-
bata, koa izany no anomezany ana-
reo mofo ampy ho indroa andro amy
ny andro fahenina; samia mitoetra
eo amy ny fitoerany avy hianareo,
ka aoka tsy hisy hiala amy ny fitoe-
rany amy ny andro fahafito. 30
Dia nitsahatra ny olona tamy ny
andro fahafito.
31 Ary ny anarany dia nataon'
ny taranaky Isiraely hoe Mana;[2]
ary tahaka ny voan-drafy izy sady
fotsy; ary ny fanandramana azy
dia tahaka ny mofo misy tantely.
32 Ary hoy Mosesy: Izao no
teny izay nandidiany Jehovah:
Analao eran' ny vata omera[1] izy
hotehirizina hatramy ny taranakareo
fara mandimby, mba ho hitany ny
mofo izay nampihinaniko anareo
tany an-efitra, raha nitondra anareo
nivoaka avy tany amy ny tany
Egypta Aho. 33 Ary hoy Mosesy
taminy Arona: Makà vilany, ka
asio mana eran' ny vata omera[1] eo
anatiny, dia apetraho eo anatrehany
Jehovah mba hotehirizina hatramy
ny taranakareo fara mandimby. 34
Ary araka izay nandidiany Jehovah
any Mosesy no nametrahany Arona
izany teo anatrehan' ny Vavolombe-
lona[3] mba hotehirizina.
35 Ary ny Zanak' Isiraely nihi-
nana mana mandritra ny efa-polo
taona mandra-pahatongany tany
amin' izay tany misy monina: eny,
mana no nohaniny mandra-pahaton-
gany tany amy ny sisin' ny tany
Kanana. 36 Ary ny omera dia
ampahafolon' ny vata efaha.[4]

*Ny nimonomononan' ny Zanak' Isiraely noho ny tsi-fisian-drano, sy ny nanomezan' Andriamanitra azy rano avy tamy ny vatolampy.*

XVII. ARY nifindra ny fiango-
nana, dia ny Zanak'
Isiraely rehetra, ka niala tao an-
efitra Sina, araka izay natorony
Jehovah hitobiany, dia nitoby tao
Refidima; ary tsy nisy rano hoso-
troin' ny olona. 2 Dia nila ady
taminy Mosesy ny olona ka nanao
hoe: Omeo rano izahay mba hoso-
troinay. Fa hoy Mosesy taminy:
Nahoana no mila ady amiko hiana-
reo? Nahoana no maka fanahy
any Jehovah hianareo?
3 Ary nangetaheta teo ny olona,

[1] *Izahao and.* 36. [2] *Izahao and.* 15. [3] *Dia ny Didy Folo.*
[4] *Efaha dia anaram-pamarana tokony hitovy amy ny fahatelom-bary.*

dia nimonomonona taminy Mosesy
izy ka nanao hoe: Nahoana hianao
no nitondra anay niakatra niala
tany Egypta hahafatin-ketaheta
anay sy ny zanakay ary ny bibinay?
4 Ary Mosesy nitaraina taminy
Jehovah ka nanao hoe: Ahoana no
hataoko amin' ireto olona ireto? fa
mila hitora-bato ahy izy.
5 Ary hoy Jehovah taminy Mo-
sesy: Mandrosoa eo alohan' ny
olona, ary itondray hiaraka aminao
ny loholon' ny Isiraely; ary ny te-
hinao, ilay nikapohanao any Neily,
dia ento eny an-tànanao, ka mande-
hana. 6 Ary, indro, hijanona eo
anatrehanao eo ambonin' ny haram-
bato any Horeba Aho, dia hikapoka
ny harambato hianao, ka hisy rano
hivoaka avy aminy hosotroin' ny
olona. Dia nanao izany Mosesy teo
imason' ny loholon' ny Isiraely.
7 Ary ny anaran' izany tany
izany dia nataony hoe Masa[1] sy
Meriba,[2] noho ny ady nataon' ny
Zanak' Isiraely, sy noho ny nakany
fanahy any Jehovah hoe: Eto ami-
nay va Jehovah, sa tsia?
8 Ary tonga ny Amalekita ka
niady tamy ny Isiraely tao Refidima.
9 Dia hoy Mosesy taminy Josoa:
Mifidiana lehilahy ho antsika, dia
mandehana ka miadia amy ny Ama-
lekita; rahampitso dia hijoro eo
an-tampon' ny havoana aho ka hi-
tana ny tehin' Andriamanitra etỳ
an-tànako. 10 Ary Josoa dia nanao
araka izay efa nolazainy Mosesy
taminy, ka niady tamy ny Amale-
kita izy; ary Mosesy sy Arona sy
Hora kosa niakatra ho ao an-tampon'
ny havoana.
11 Ary raha nasandratry Mosesy
ny tànany, dia nahery ny Isiraely;
fa raha nampidininy ny tànany, dia
nahery kosa ny Amalekita. 12 Fa
efa vizana ny tànany Mosesy; ka
dia naka vato izy roa lahy, ka na-
taony teo ambaniny Mosesy hipetra-
hany; ary Arona sy Hora dia nano-
hana ny tànany, ka ny iray tamy
ny anila, ary ny iray kosa tamy ny
anila; dia naharitra tsy nidina
intsony ny tànany mandra-pahafatin'
ny masoandro. 13 Ary Josoa dia
nandresy ny Amalekita sy ny olony
tamy ny lelan-tsabatra.
14 Ary hoy Jehovah taminy Mo-
sesy: Soraty eo amy ny boky izany
ho fahatsiarovana, ka ambarao aminy
Josoa; fa hofoanako tokoa ny faha-
tsiarovana ny Amalekita tsy ho eny
ambanin' ny lanitra.
15 Dia nanorina alitara Mosesy
ka nanao ny anarany hoe: Jehovah
Nisì.[3] 16 Fa hoy izy:

Jehovah nianiana hoe:
Ny adiny Jehovah amy ny Ama-
lekita dia tsy hitsahatra[4] ha-
tramin' izay taranany fara
mandimby.

*Ny namangiany Jetro any Mosesy,
sy ny hevitra natorony azy.*

XVIII. ARY efa reny Jetro, mpi-
sorona tao Midiana,
rafozany Mosesy, izay rehetra na-
taon' Andriamanitra ho any Mosesy
sy ny Isiraely olony, dia ny niton-
drany Jehovah ny Isiraely nivoaka
avy tany Egypta. 2 Dia nentiny
Jetro, rafozany Mosesy, Zipora,
vadiny Mosesy, rehefa nampivereni-
ny izy, 3 ary ny zanany miraha-
lahy: Gersoma no anaran' ny anan-
kiray, fa hoy izy: Efa vahiny atỳ
amy ny tanin' ny firenena hafa
aho; 4 ary Eliezera kosa no anaran'
ny anankiray, fa *hoy izy:* Andria-
manitry ny razako no namonjy ahy
ka nahafaka ahy tsy ho voan' ny
sabatry Farao. 5 Dia tonga Jetro,
rafozany Mosesy, nitondra ny vady
aman-janaky Mosesy hankany aminy
tany an-efitra, izay nitobiany teo
anilan' ny tendrombohitr' Andria-

---

[1] Masa = Fakam-panahy. [2] Meriba = Ady. [3] Nisì = Fanevako.
[4] *Na:* Satria misy tànana mamely ny seza fiandrianany Jehovah, dia tsy hitsahatra ny adiny Jehovah amy ny Amalekita.

manitra; 6 dia nampilaza taminy
Mosesy izy ka nanao hoe: Izaho
Jetro rafozanao avy hamangy anao,
ary ny vadinao mbamy ny zanany
roa lahy koa.
7 Ary Mosesy nivoaka hitsena
ny rafozany, dia niankohoka sady
nanoroka azy; ary nifampiarahaba
izy mianaka, dia niditra tao an-day.
8 Ary nambarany Mosesy tamy ny
rafozany izay rehetra efa nataony
Jehovah taminy Farao sy tamy ny
Egyptiana noho ny amy ny Isiraely,
mbamy ny fahoriana rehetra nanjo
azy teny an-dàlana, sy ny namonjeny
Jehovah azy.
9 Dia faly Jetro noho ny soa
rehetra izay efa nataony Jehovah
tamy ny Isiraely, izay novonjeny
ho afaka tamy ny tànan' ny Egypti-
ana. 10 Ary hoy Jetro: Isaorana
anie Jehovah, Izay namonjy anareo
ho afaka tamy ny tànan' ny Egypti-
ana sy tamy ny tànany Farao, dia
Izay namonjy ny olona tsy hota-
pahin' ny Egyptiana. 11 Anke-
hitriny dia fantatro fa lehibe Jeho-
vah mihoatra noho ny andriamanitra
rehetra, dia tamin' izay zavatra
nentin' ny Egyptiana nirehareha
tamin' ireny.
12 Ary Jetro, rafozany Mosesy,
nitondra fanatitra odorana sy fana-
titra hafa alatsa-dra ho an' Andria-
manitra; dia nankao Arona sy ny
loholon' ny Isiraely rehetra hiara-
mihinan-kanina amy ny rafozany
Mosesy teo anatrehan' Andriama-
nitra.
13 Ary nony maraina dia nipe-
traka hitsara ny olona Mosesy; ka
dia nijanona teo anatrehany Mosesy
ny olona hatramy ny maraina ka
hatramy ny hariva. 14 Ary rehefa
hitan' ny rafozany Mosesy izay re-
hetra nataony tamy ny olona, dia
hoy izy: Inona izao zavatra ataonao
amy ny olona izao? Nahoana no
hianao irery hiany no mipetraka, fa
ny olona rehetra kosa mitsangana eo
anatrehanao hatramy ny maraina
ka hatramy ny hariva? 15 Ary
hoy Mosesy tamy ny rafozany:
Satria mankatỳ amiko ny olona
hanontany amin' Andriamanitra.
16 Raha misy manana ady izy, dia
mankatỳ amiko, ka mitsara azy roa
tonta aho, dia mampahalala azy ny
didin' Andriamanitra sy ny lalàny.
17 Ary hoy ny rafozany Mosesy
taminy: Tsy tsara izao zavatra
ataonao izao. 18 Samy ho reraka
mihitsy, na hianao na izao olona
miaraka aminao izao; fa mavesatra
aminao loatra izao zavatra izao, ka
tsy ho zakanao irery ny hanao izao.
19 Ary ankehitriny, dia maneke ny
teniko, fa hanoro hevitra anao aho,
ka Andriamanitra anie homba anao:
Aoka hianao ho alalan' ny olona
amin' Andriamanitra mba hiton-
dranao ny teniny amin' Andriama-
nitra; 20 ary hampianatra azy ny
didy sy ny lalàna hianao, sy hampa-
halala azy ny làlana izay mety hale-
hany sy ny asa izay mety hataony.
21 Ary mizahà eo amy ny olona
rehetra izay lehilahy mahay sy
matahotra an' Andriamanitra, dia
lehilahy marina izay tsy tia koli-
koly; ka manendre mpifehy arivo
sy mpifehy zato sy mpifehy dimam-
polo ary mpifehy folo hifehy azy. 22
Ary aoka ireo no hitsara ny olona
mandrakariva, ka ny ady lehibe
rehetra no aoka ho entiny aminao, fa
ny ady madinidinika rehetra kosa
dia aoka hotsarainy hiany; dia ho
maivamaivana kokoa aminao izany,
ka dia hiara-mitondra aminao ireo.
23 Raha hanao araka izany zavatra
izany hianao, ka hilaza izay didy
aminao Andriamanitra, dia hahari-
tra hianao, ary izao olona rehetra
izao koa dia ho tonga soa aman-
tsara any amy ny taniny.
24 Dia nekeny Mosesy ny tenin'
ny rafozany, ka nataony avokoa
izay rehetra efa nolazainy. 25 Dia
nofidiny Mosesy izay lehilahy mahay
tamy ny Isiraely rehetra ka nataony
lohan' ny olona hanapaka azy, dia
ho mpifehy arivo sy ho mpifehy zato
sy ho mpifehy dimam-polo ary ho

mpifehy folo. 26 Dia nitsara ny
olona mandrakariva ireo; koa ny
ady sarotra hiany no nentiny tao
aminy Mosesy, fa ny ady madinika
rehetra kosa dia notsarainy hiany.
27 Ary Mosesy namoaka ny rafo-
zany; ka dia lasa nody any amy ny
taniny izy.

*Ny nitobian' ny Zanak' Isiraely teo an-efitry Sinay, sy ny fanekena nataon' Andriamanitra taminy.*

XIX. TAMY ny volana fahatelo
taorian' ny nialan' ny
Zanak' Isiraely tamy ny tany
Egypta, dia tamin' izany andro
izany no nahatongavany tany an-
efitry Sinay. 2 Ary rehefa nifin-
dra niala teo Refidima izy ka tonga
tany amy ny efitry Sinay, dia
nitoby teo amy ny efitra; dia tan-
drifin' ny tendrombohitra no nito-
bian' ny Isiraely teo.
3 Ary Mosesy niakatra ho ao
amin' Andriamanitra, dia niantso
azy Jehovah tao an-tendrombohitra
ka nanao hoe: Izao no holazainao
amy ny taranaky Jakoba sy hamba-
ranao amy ny Zanak' Isiraely: 4
Hianareo efa nahita izay nataoko
tamy ny Egyptiana sy izay niton-
drako anareo tamy ny elatry ny
voromahery ary ny nampankane-
sako anareo ho atỳ amiko. 5 Koa
ankehitriny, raha hihaino ny feoko
tokoa hianareo ka hitandrina ny
fanekeko, dia ho rakitra soa ho Ahy
mihoatra noho ny firenena rehetra
hianareo; fa Ahy ny tany rehetra.
6 Dia ho fanjakà-mpisorona sy ho
firenena masina ho Ahy hianareo.
Ireo teny ireo no holazainao amy ny
Zanak' Isiraely.
7 Dia nandeha Mosesy ka nam-
paka ny loholon' ny vahoaka, dia
nalahany teo anatrehany ireo teny
rehetra ireo, izay nandidiany Je-
hovah azy.
8 Dia namaly indray miredona ny
olona rehetra ka nanao hoe: Izay
teny rehetra nolazainy Jehovah dia
hataonay.
Ary dia nentiny Mosesy tao ami-
ny Jehovah kosa ny tenin' ny
olona.

*Ny fiomanan' ny Zanak' Isiraely alohan' ny nanomezan' Andriamanitra azy ny lalàna.*

9 ARY hoy Jehovah taminy Mo-
sesy: Indro Aho mankeo
aminao ao anatin' ny rahona mai-
zina, mba ho ren' ny olona raha
miteny aminao Aho, ka dia hino
anao mandrakariva izy.
Dia nambarany Mosesy taminy
Jehovah ny tenin' ny olona.
10 Ary hoy Jehovah taminy Mo-
sesy: Mandehana ho eny amy ny
olona, ka manamasìna azy anio sy
ampitso, ary ampanasao ny fitafiany
izy; 11 ary aoka samy hiomana ho
amy ny andro fahatelo izy; fa amy
ny andro fahatelo no hidinany Je-
hovah ho eo imason' ny olona re-
hetra eo an-tampon' ny tendrom-
bohitra Sinay. 12 Dia hanisy fefy
manodidina ho any ny olona hianao
ka hanao hoe: Mitandrema hiana-
reo mba tsy hiakatra ao amy ny
tendrombohitra, na hikasika ny
sisiny akory aza; fa na iza na iza
mikasika ny tendrombohitra dia
hatao maty tokoa; 13 tsy hisy
tànana hikasika azy, fa hotoraham-
bato tokoa izy, na hotifirina tokoa,
na biby na olona, tsy mba hovelo-
mina izy; fa raha manao feo lava-
reny ny anjomara, dia vao hia-
katra ho ao amy ny tendrombohitra
izy.
14 Dia nidina avy tao amy ny
tendrombohitra Mosesy ka nankeny
amy ny olona; dia nanamasina ny
olona izy, ka samy nanasa ny fita-
fiany. 15 Ary hoy izy tamy ny
olona: Miomàna hianareo ho amy
ny andro fahatelo; aza manakaiky
vehivavy akory.
16 Ary nony tamy ny marain' ny
andro fahatelo dia nisy kotrokorana
sy helatra ary rahona matevina teo
amy ny tendrombohitra, ary nisy
feon' anjomara mafy indrindra, dia

tora-kovitra ny olona rehetra izay
teo an-toby. 17 Ary Mosesy nitondra
ny olona nivoaka avy teo antoby
mba hihaona amin' Andriamanitra;
dia nijanona teo am-bodin'
ny tendrombohitra izy. 18 Ary
ny tendrombohitra Sinay nivoatsetroka
avokoa, satria Jehovah
nidina teo amboniny tao anaty afo;
dia niakatra ny setroka tahaka ny
setroky ny lafaoro lehibe, ary nihorohoro
mafy ny tendrombohitra
Sinay rehetra.

19 Ary rehefa notsofina ny anjomara
ka nidradradradra, dia niteny
Mosesy, ary Andriamanitra namaly
feo azy.

20 Ary Jehovah nidina nankeo
an-tendrombohitra Sinay, dia teo antampon'
ny tendrombohitra; ary
Jehovah niantso any Mosesy hankeo
an-tampon' ny tendrombohitra; dia
niakatra Mosesy.

21 Ary hoy Jehovah taminy Mosesy:
Midìna, ka pepero ny olona,
fandrao hisisika hankao aminy Jehovah
izy mba hijery ka hahafatesana
maro.

22 Ary aoka ny mpisorona koa,
izay manakaiky any Jehovah, hanamasina
ny tenany, fandrao himaona
hamely azy Jehovah. 23 Ary hoy
Mosesy taminy Jehovah: Tsy mahazo
miakatra ho eto amy ny tendrombohitra
Sinay ny olona; fa
Hianao nandidy anay ka nanao hoe:
Fefeo ny tendrombohitra, ka hamasino
izy. 24 Ary hoy Jehovah
taminy: Mandehana midina, nefa
miakara hianao, ka ento hiaraka
aminao Arona; fa ny mpisorona sy
ny olona dia aza avela hisisika hiakatra
ho ao aminy Jehovah, fandrao
haringana izy. 25 Ary Mosesy dia
nidina nankeny amy ny olona ka
niteny taminy.

*Ny nanomezan' Andriamanitra ny Didy Folo.*

XX. DIA nilaza izao teny rehetra
izao Andriamanitra ka
nanao hoe:

2 Izaho no Jehovah Andriamanitrao,
Izay nitondra anao nivoaka
avy tany amy ny tany Egypta, tamy
ny trano nahandevozana. 3 Aza
manana andriamani-kafa, fa Izaho
hiany.

4 Aza manao sarin-javatra voasokitra
ho anao, na ny mety ho endriky
ny zavatra izay eny amy ny
lanitra ambony, na izay etỳ amy ny
tany ambany, na izay any amy ny
rano ambanin' ny tany. 5 Aza
miankohoka eo anatrehany, ary aza
manompo azy; fa Izaho, Jehovah
Andriamanitrao, dia Andriamanitra
saro-piaro ka mamaly ny heloky ny
ray amy ny zanaka hatramy ny
zafiafy sy ny zafindohalika, dia
amin' izay mankahala Ahy; 6 nefa
kosa mamindra fo amy ny olona
arivo mandimby izay tia Ahy ka
mitandrina ny didiko.

7 Aza manonona foana ny anarany
Jehovah Andriamanitrao;[1] fa
tsy hataony Jehovah ho tsy manantsiny
izay manonona foana ny
anarany.

8 Mahatsiarova ny andro Sabata
hanamasina azy. 9 Henemana no
hiasanao sy hanaovanao ny raharahanao
rehetra. 10 Fa Sabatany
Jehovah Andriamanitrao ny andro
fahafito; koa aza manao raharaha
akory hianao amin' izany, na ny
zanakao-lahy, na ny zanakao-vavy,
na ny ankizilahinao, na ny ankizivavinao,
na ny biby fiompinao, na ny
vahininao izay tafiditra eo am-bavahadinao.
11 Fa henemana no nanaovany
Jehovah ny lanitra sy ny
tany sy ny ranomasina mbamin'
izay rehetra ao aminy, dia nitsahatra
Izy tamy ny andro fahafito;
izany no nitahiany Jehovah ny

[1] *Na:* Aza manonona ny anarany Jehovah Andriamanitrao ho enti-mandainga.

andro Sabata sy nanamasinany
azy.
12 Manajà ny rainao sy ny re-
ninao mba ho maro andro hianao
ao amy ny tany izay omeny Jehovah
Andriamanitrao ho anao.
13 Aza mamono olona.
14 Aza mijangajanga.
15 Aza mangalatra.
16 Aza mety ho vavolombelona
mandainga hanameloka ny na-
manao.
17 Aza mitsiriritra ny tranon'
ny namanao; aza mitsiriritra ny
vadin' ny namanao, na ny ankizi-
lahiny, na ny ankizivaviny, na ny
ombiny, na ny borikiny, na izay
mety ho any ny namanao akory
aza.
18 Ary ny olona rehetra nandre
ny kotrokorana sy ny feon' ny
anjomara ary nahita ny helatra sy
ny tendrombohitra nivoa-tsetroka,
ary nony nahita izany ny olona, dia
tora-kovitra izy ka nijanona teny
lavitra eny. 19 Dia hoy izy taminy
Mosesy: Aoka hiany hianao no
hiteny aminay, dia hihaino izahay;
fa aza Andriamanitra no miteny
aminay, fandrao maty izahay.
20 Dia hoy Mosesy tamy ny
olona: Aza matahotra; fa tonga
Andriamanitra mba hizaha toetra
anareo, ary mba ho eo anatrehan'
ny tavanareo ny fahatahorana Azy,
mba tsy hanotanareo.
21 Dia nijanona teny lavitra eny
ny olona, fa Mosesy kosa nanakaiky
ny aizim-pito, izay nitoeran' An-
driamanitra.
22 Ary hoy Jehovah taminy Mo-
sesy: Izao no lazaonao amy ny
Zanak' Isiraely: Hianareo efa na-
hita fa tany an-danitra no nitene-
nako taminareo. 23 Koa aza ma-
nao andriamanitra volafotsy na
andriamanitra volamena ho anareo
ho fanampiko. 24 Alitara tany
no hataonao ho Ahy, ka haterinao
eo amboniny ny fanatitra odoranao
sy ny fanati-pihavananao, dia ny
ondry aman-osinao sy ny ombinao;
eo amy ny fitoerana rehetra izay
ampahatsiarovako ny anarako no
hanatonako anao sy hitahiako anao.
25 Ary raha alitara vato no
hataonao ho Ahy, dia aza ny vato
voapaika no hanaovanao azy; fa
raha manainga ny fandrakao ho
aminy hianao, dia handoto azy. 26
Ary aza asiana ambaratonga hiaka-
ranao ho eo amy ny alitarako, mba
tsy ho hita eo ny fitanjahanao.

*Lalàna nasain' Andriamanitra hotan-
dreman' ny Zanak' Isiraely.*

XXI. ARY izao no lalàna izay
hataonao eo anatre-
hany:—
2 Raha mividy andevo Hebreo
hianao, dia enin-taona no hanom-
poany, ary amy ny taona fahafito
dia hiala ho afaka fotsiny izy. 3
Raha izy irery hiany no miditra, dia
izy irery hiany no hiala; fa raha
manam-bady izy, dia hiala hiaraka
aminy koa ny vadiny. 4 Raha
manome vady azy ny tompony, ka
miteraka zazalahy na zazavavy
aminy izy, dia ho any ny tompony
hiany ny vadiny sy ny zanany, fa
izy irery hiany no hiala. 5 Fa raha
milaza marimarina ilay andevo ka
manao hoe: Tsy foiko ny tompoko
sy ny vadiko ary ny zanako, ka tsy
te-ho afaka aho, 6 dia ho entin' ny
tompony ho eo anatrehan' Andria-
manitra izy, ary dia ho entiny ho eo
amy ny varavarana, na ho eo amy
ny tolam-baravarana, ka hotevehin'
ny tompony amy ny haolo ny so-
finy; dia hanompo azy mandrakizay
izy.
7 Ary raha misy mivaro-janaka-
vavy ho vaditsindranon' olona, dia
tsy mba ho tahaka ny fiàlan' ny
andevolahy ho afaka no fiàlany. 8
Fa raha tsy ankasitrahan' ny tom-
pony, izay nikasa hanambady azy,[1]
ravehivavy, dia havelany havotana

[1] *Na:* ka tsy tiany hovadina izy.

hiany izy; tsy hahazo mivarotra
azy ho any amy ny firenena hafa
izy, satria efa namitaka azy. 9
Ary raha mamofo azy ho vadin' ny
zanani-lahy izy, dia araka ny fiton-
dra zanakavavy no hataony aminy.
10 Ary raha maka vehivavy hafa
ho vadiny izy, dia tsy hahenany ny
fihinany sy ny fitafiany ary ny fom-
bam-panambadiany. 11 Ary raha
tsy hataony aminy izany zavatra
telo loha izany, dia hiala ho afaka
fotsiny ravehivavy, fa tsy handoa
vola.

12 Izay mamely olona ka maha-
faty azy dia hatao maty tokoa; 13
fa izay tsy manotrika, fa Andriama-
nitra no manolotra azy eo an-tànany,
dia hanendry ho anareo fitoerana
izay handosirany Aho. 14 Ary
raha misy olona avy sahisahy amy
ny namany hamono azy amy ny
fahafetsena, dia halainao izy, na dia
eo amy ny alitarako aza, mba hovo-
noina ho faty.

15 Ary izay mamely ny rainy na
ny reniny dia hatao maty tokoa.

16 Ary izay mangalatra olona,
na efa namidiny, na mbola hita eo
an-tànany hiany ilay nangalariny,
dia hatao maty tokoa.

17 Ary izay manozona ny rainy
na ny reniny dia hatao maty tokoa.

18 Ary raha misy olona mifan-
ditra, ka ny anankiray mamely ny
namany amy ny vato, na amy ny
totohondry, koa tsy maty izy, fa
marary ambany tsihy, 19 raha afa-
mitsangana indray ka mandehan-
deha mitehina eny ala-trano izy, dia
ho afa-tsiny ilay namely azy; kanefa
handoa ny hevitr' andro tsy nanao-
vany zavatra izy sady hitsabo azy
mandra-pahasitrany.

20 Ary raha misy olona mikapoka
ny andevolahiny na ny andevovaviny
amy ny tsorakazo ka mahafaty azy
eo am-pikapohana, dia hovaliana
tokoa izy. 21 Kanefa raha mbola
velona maharitra indray andro na
indroa andro izy, dia tsy hovaliana
ilay tompony; fa hareny hiany izy.

22 Ary raha misy olona mifan-
ditra ka mandratra vehivavy manan-
anaka, ka teraka tsy tonga volana
ny zanany, kanefa tsy misy mani-
nona, dia hosazina tokoa ilay olona
araka izay hanaovan' ny vadin-dra-
vehivavy azy; ary handoa araka
izay handidian' ny mpitsara izy.
23 Fa raha misy maninona kosa,
dia hanome aina solon' ny aina
hianao, 24 maso solon' ny maso,
nify solon' ny nify, tànana solon' ny
tànana, tongotra solon' ny tongo-
tra, 25 may solon' ny may, ratra
solon' ny ratra, mivatra solon' ny
mivatra.

26 Ary raha misy olona mamely
ny mason' ny andevolahiny na ny
mason' ny andevovaviny ka maha-
simba azy, dia halefany ho afaka izy
noho ny masony. 27 Ary raha ny
nifin' ny andevolahy na ny andevo-
vavy no afany, dia halefany ho
afaka koa izy noho ny nifiny.

28 Ary raha misy omby manoto
lehilahy na vehivavy ka mahafaty
azy, dia hotoraham-bato tokoa ny
omby, ary tsy hohanina ny henany;
ary ny tompon' ilay omby dia ho afa-
tsiny. 29 Fa raha omby efa zatra
nanoto hatramy ny teo aloha iny,
sady efa nambara tamy ny tompony
izany, nefa izy no tsy niaro azy,
koa nahafaty lehilahy na vehivavy
ny omby, dia hotoraham-bato ny
omby, ary ny tompony koa hovo-
noina. 30 Raha sazina izy, dia
handoa vidin' aina araka izay sazy
atao aminy. 31 Raha manoto zaza-
lahy na zazavavy ny omby, dia araka
izany lalàna izany koa no hanaovana
azy. 32 Raha manoto andevolahy
na andevovavy izy, dia homena
sekely volafotsy telo-polo ny tom-
pon' andevo, ary ny omby hotora-
ham-bato.

33 Ary raha misy olona mano-
katra lavaka, na raha misy olona
mihady lavaka, ka tsy rakofany,
ary misy omby na boriky latsaka
ao, 34 dia hanonitra azy ny tom-
pon-davaka, ka vola no haloany ho

any ny tompony; ary ny maty dia
ho azy.
35 Ary raha misy ombin' olona
mandratra ny ombin' ny namany ka
mahafaty azy, dia hamidiny ny
omby velona, ka hozarainy ny vola
vidiny; ary ny maty koa hozarainy.
36 Kanefa raha fantatra fa omby
zatra nanoto hatramy ny teo aloha
iny, koa tsy niaro azy ny tompony,
dia hanonitra omby ho solon' ny
omby tokoa izy; ary ny maty dia
ho azy.
37 Raha misy olona mangalatra
omby, na ondry, na osy, ka mamono
azy, na mivarotra azy, dia hanonitra
omby dimy ho solon' ny omby iray
izy ary ondry na osy efatra ho solon'
ny ondry na osy iray.
XXII. Raha azo manamitrano ny
mpangalatra ka asiana ho
faty, dia tsy hisy valin-dra amin'
izany; 2 fa raha tratry ny masoan-
dro miposaka kosa izy, dia hisy
valin-dra hiany amin' izany; hano-
nitra tokoa izy; ary raha tsy ma-
nana na inona na inona, dia hamidy
izy noho ny halatra nataony. 3
Raha hita marina velona eo aminy
ny halatra—na omby, na boriky, na
ondry, na osy,—dia hanonitra roa
heny izy.
4 Raha misy olona mampiton-
draka amy ny voly na tanimboalo-
boka, fa alefany handeha ny bibiny,
ka homana ny volin' olona izany
biby izany, dia amy ny tsara in-
drindra ao amy ny sahany, ary amy
ny tsara indrindra ao amy ny tanim-
boalobony, no hanonerany.
5 Raha misy afo mirehitra ka
mahazo ny tsilo, ka may ny anton-
tam-bary, na ny vary maniry, na ny
saha, dia hanonitra tokoa izay nam-
pirehitra ny afo.
6 Raha misy olona mampitahiry
vola na fanaka ny namany, ka an-
galarin' ny sasany ao amy ny tra-
non' ilay olona izany, raha hita ny
mpangalatra, dia hanonitra roa heny
izy. 7 Fa raha tsy hita kosa ny
mpangalatra, dia ho entina eo anatre-
han' Andriamanitra ny tompon' ny
trano mba hizahana na naninjitra
ny tànany ka naka ny fananan' ny
namany izy, na tsia.
8 Ny amy ny zavatra ifandirana
rehetra, na omby, na boriky, na on-
dry, na osy, na fitafiana, na zavatra
very, izay ataon' olona ho azy, dia ho
entina eo anatrehan' Andriamanitra
ny tenin' izy roa tonta, koa izay
helohin' Andriamanitra dia hanoni-
tra roa heny ho any ny namany.
9 Raha misy olona mampitahiry
ny namany boriky, na omby, na
ondry, na osy, na biby fiompy hafa,
ka maty izany, na maratra, na roa-
hina ka tsy misy mahita, 10 dia
fianianana aminy Jehovah no hitsa-
rana azy roa tonta, hahafantarana
na efa naninjitra ny tànany ka naka
ny fananan' ny namany ilay anan-
kiray, na tsia; ary heken' ny tom-
pony izany, dia tsy hisy onitra. 11
Fa raha nangalarina tany aminy
tokoa izany, dia hanonitra ho any
ny tompon-javatra izy. 12 Raha
voaviraviram-biby izany, dia hiton-
dra azy ho vavolombelona izy; tsy
hanonitra izay voaviravira izy.
13 Ary raha misy olona mindran-
javatra amy ny namany, ka simba
na maty izany, nefa tsy mba teo
aminy ny tompon-javatra, dia hano-
nitra tokoa izy. 14 Fa raha teo
aminy hiany ny tompon-javatra, dia
tsy hanonitra izy; ary raha zavatra
ahofa kosa, dia vitan' [1] ny hofany
izany.
15 Ary raha misy olona mitaona
zazavavy, izay tsy voafofo, ka man-
dry aminy, dia hanome harena azy
izy mba ho vadiny. 16 Fa raha
mandà tokoa ny rainy ka tsy ma-
nome azy ho vadiny, dia handoa vola
ralehilahy araka ny harena fanome
zazavavy hampakarina.
17 Aza velomina ny vehivavy
manana ody.

[1] *Heb.* tonga noho.

18 Izay rehetra mandry amy ny
biby dia hatao maty tokoa.
19 Izay mamono zavatra hatao
fanatitra amy ny andriamanitra
hafa, afa-tsy aminy Jehovah hiany,
dia ho voaozona.[1]
20 Ary aza manao izay sarotra
amy ny vahiny, na mampahory azy;
fa efa mba vahiny tany amy ny
tany Egypta hiany hianareo.
21 Aza mampahory ny mpiton-
dratena sy ny kamboty akory hia-
nareo. 22 Fa raha mampahory azy
na amin' inona na amin' inona
hianao, ka mitaraina amiko izy, dia
hihaino ny fitarainany tokoa Aho,
23 ka hirehitra ny fahatezerako, ary
hamono anareo amy ny sabatra
Aho; dia mba ho mpitondratena ny
vadinareo, ary ho kamboty kosa ny
zanakareo.
24 Raha mampisambo-bola ny
oloko izay malahelo eo aminao
hianao, dia tsy ho toy ny mpampa-
nàna vola aminy; fa tsy hampandoa
zana-bola azy hianao.
25 Raha maka ny lamban' ny
namanao ho tsatòka hianao, dia
hampodinao aminy izany, raha
mbola tsy milentika ny masoandro.
26 Fa izany hiany no firakofany sady
fitafiany amy ny hodiny, ka inona
no ho entiny mandry? ary raha
mitaraina amiko izy, dia hohenoiko,
fa mamindra fo Aho.
27 Aza miteny ratsy an' Andria-
manitra hianao, na manozona ny
mpanapaka ny firenenao.
28 Aza atao ela vao manatitra ny
santatry ny vokatrao sy ny fisotro-
nao; ny matoa amy ny zanakao-
lahy dia omeo Ahy.
29 Izao no hataonao amy ny om-
binao sy ny ondry aman-osinao:
hafitoana no hitoerany ao amy ny
reniny; ary amy ny andro fahavalo
no hanateranao azy ho Ahy.
30 Ary ho olona masina ho Ahy
hianareo, koa izay hena voavira-
viram-biby any an-tsaha dia tsy
hohaninareo; fa harianareo ho any
ny amboa izany.

XXIII. Aza manangan-tsaho foana.
Aza mifandray tànana amy
ny ratsy fanahy ho vavolombelona
mampidi-doza.
2 Aza manaraka ny maro hanao
ratsy; ary aza mamaly ny amy ny
adin' olona hivily hanaraka ny maro
hamadika *ny rariny.* 3 Aza man-
dravaka ny tenin' ny malahelo eo
amy ny fandaharan-teniny hianao.
4 Raha hitanao mania ny ombin'
ny fahavalonao, na ny borikiny, dia
avereno any aminy mihitsy izany.
5 Raha hitanao ny borikin' izay
mankahala anao mihonaka ao am-
banin' ny entany, dia aza malaina
hamonjy azy hianao, fa manampia
ny namanao hamaha azy tokoa.
6 Aza mamily ny rariny izay
ananan' ny malahelo ao aminao,
raha manana ady izy.
7 Manalavira izay teny lainga,
ary aza mamono izay tsy manan-
tsiny sy izay marina hianao; fa tsy
hanamarina ny meloka Aho.
8 Ary aza mandray kolikoly, fa
ny kolikoly mahajamba ny mason'
ny mahiratra sy mamadika ny tenin'
ny marina.
9 Ary aza mampahory vahiny, fa
hianareo mahalala ny fon' ny va-
hiny, satria efa mba vahiny tany
amy ny tany Egypta hiany hiana-
reo.
10 Ary enin-taona no hamafaza-
nao amy ny taninao sy hanangona-
nao ny vokatra; 11 fa amy ny
taona fahafito kosa dia hatsahatrao
tsy hovolena izy, mba hisy hohanin'
ny malahelo amy ny firenenao; ary
izay sisan' ireo dia mba hohanin' ny
biby any an-tsaha kosa. Toy izany
koa no hataonao amy ny tanimboa-
lobokao sy amy ny taninolivanao.
12 Henemana no hanaovanao ny
raharahanao; fa amy ny andro faha-
fito dia hitsahatra hianao, mba
hialan' ny ombinao sy ny borikinao

---

[1] *Heb.* herema; *izahao Lev.* xxvii. 29.

sasatra, ary mba hakan' ny zanaky
ny ankizivavinao sy ny vahiny aina.
13 Ary tandremo izay rehetra
nolazaiko taminareo, ka aza manonona
ny anaran' andriamani-kafa
akory hianareo; aza avela ho re avy
amy ny vavanao izany.
14 Intelo isan-kerintaona no hanaovanao
andro firavoravoana ho
Ahy. 15 Tandremo ny andro firavoravoana
fihinanana ny mofo tsy
misy masirasira: hafitoana no hihinananao
ny mofo tsy misy masirasira,
araka izay nandidiako anao,
amy ny fotoan' andro amy ny volana
Abiba, fa tamin' izany no nivoahanao
avy tany Egypta; ary aoka
tsy hisy hiseho foana tsy mitondra
fanatitra eo anatrehako. 16 Ary
tandremo koa ny andro firavoravoana
amy ny fijinjana ny voaloham-bokatry
ny asanao, izay nafafinao
tany an-tsaha, sy ny andro firavoravoana
amy ny fanangonana amy ny
faran' ny taona, raha manangona ny
vokatry ny asanao avy any an-tsaha
hianao. 17 Dia intelo isan-kerintaona
no hisehoan' ny lehilahy rehetra
aminareo eo anatrehany Jehovah
Tompo.
18 Aza manatitra ny ran' ny
zavatra vonoina hatao fanatitra ho
Ahy hianao, raha mbola misy masirasira
ao aminao; ary aza avela ho
tra-maraina ny saboran' ny zavatra
vonoina amy ny andro firavoravoana
ho Ahy.[1]
19 Ny santatry ny voaloham-bokatry
ny taninao dia ho entinao
ao an-tranony Jehovah Andriamanitrao.
Aza mahandro zanak' osy
amy ny rononon-dreniny.

*Ny niantohan' Andriamanitra hiaro ny Zanak' Isiraely sy hamponina azy soa aman-tsara ao amy ny tany Kanana.*

20 INDRO, Izaho maniraka Anjely
eo alohanao hiaro anao any
an-dàlana sy hitondra anao ho any
amy ny fitoerana izay namboariko.
21 Mitandrema eo anatrehany, ka
mihainoa ny feony, ary aza mampahatezitra
Azy; fa tsy hamela ny
fahotanareo Izy; fa ny anarako no
ao aminy. 22 Fa raha hihaino ny
feony tokoa hianao ka hanao izay
rehetra lazaiko, dia ho fahavalon'
ny fahavalonao sy ho rafin' ny
rafinao Aho. 23 Fa handeha eo
alohanao ny Anjeliko ka hitondra
anao any amy ny Amorita sy ny
Hetita sy ny Perizita sy ny Kananita
sy ny Hivita ary ny Jebosita;
ary dia hofongorako ireny.
24 Aza miankohoka eo anatrehan'
ny andriamanitr' ireny hianao, na
manompo azy, na manao araka ny
ataony; fa aringano tokoa izy, ary
torotoroy tokoa ny tsangam-batontsampiny.
25 Fa manompoa any Jehovah
Andriamanitrareo, dia hitahy ny
haninao sy ny ranonao Izy; ary
hesoriko aminao ny aretina.
26 Tsy hisy ho afa-jaza na ho
momba ao amy ny taninao; hotanterahiko
ny isan' ny andronao. 27
Hampandeha ny fahatahorana Ahy
eo alohanao Aho ka hampifanaritaka
ny firenena rehetra izay alehanao,
ary hampiamboho ny fahavalonao
rehetra anao Aho. 28 Ary hampandeha
fanenitra eo alohanao Aho,
ka handroaka ny Hivita sy ny
Kananita ary ny Hetita eo alohanao
ireny. 29 Tsy handroaka azy eo
alohanao amy ny taona iray Aho,
fandrao ho lao ny tany, ka hihamaro
hamely anao ny bibi-dia. 30 Tsikelikely
no handroahako azy eo alohanao
mandra-pahamaronao ka handova
ny tany.
31 Ary hatramy ny Ranomasina
Mena ka hatramy ny ranomasin' ny
Filistina no hataoko fari-taninao,
ary hatramy ny efitra ka hatramy
ny Ony;[2] fa hanolotra ny mponina
amy ny tany ho eo an-tànanareo
Aho; ary handroaka azy eo alo-

[1] *Na:* izay tsara indrindra amy ny zavatra vonoina hatao fanatitra ho Ahy. [2] Eofrata.

hanao hianao. 32 Aza manao fane-
kena aminy na amy ny andriamaniny
hianao. 33 Tsy honina eo amy ny
taninao ireny, fandrao hampanota
anao amiko; fa raha manompo ny
andriamaniny hianao, dia ho fan-
drika aminao tokoa izany.

*Ny namonoana fanatitra hanamafiana ny fanekena, sy ny nahitany Mosesy mbamy ny loholon' ny Isiraely an' Andriamanitra.*

XXIV. ARY hoy Izy taminy
Mosesy: Miakara ao
aminy Jehovah hianao sy Arona
sy Nadaba sy Abiho ary fito-polo
lahy amy ny loholon' ny Isiraely;
ka miankohofa eny lavitra eny
hianareo; 2 nefa Mosesy hiany no
hanakaiky any Jehovah, fa ireo tsy
mba hanakaiky; ary ny olona tsy
hiakatra homba azy.
3 Dia tonga Mosesy ka nanam-
bara tamy ny olona ny teny rehetra
izay nataony Jehovah sy ny fitsipika
rehetra.
Ary namaly indray miredona ny
olona rehetra ka nanao hoe: Ny
teny rehetra izay nolazainy Jehovah
dia hataonay.
4 Ary Mosesy nanoratra ny teny
rehetra nataony Jehovah, dia nifoha
maraina koa ka nanorina alitara
teo am-bodin' ny tendrombohitra sy
tsangam-bato roa amby ny folo
araka ny fireneny Isiraely roa amby
ny folo. 5 Ary ny zatovo amy ny
Zanak' Isiraely nirahiny, dia niton-
dra fanatitra odorana ireo ka namo-
no vantotr' ombilahy hatao fanati-
pihavanana ho any Jehovah.
6 Ary nalainy Mosesy ny antsa-
saky ny ra ka nataony teo anaty
lovia, ary ny antsasaky ny ra kosa
natopiny teo amy ny alitara. 7
Dia naka ny bokin' ny fanekena
izy ka namaky teny teo anatrehan'
ny olona.
Ary hoy ny olona: Izay rehetra
nolazainy Jehovah dia hataonay sy
hekenay.
8 Ary nalainy Mosesy ny ra ka
natopiny tamy ny olona, dia hoy
izy: Indro ny ran' ny fanekena
izay nataony Jehovah taminareo ny
amin' [1] izany teny rehetra izany.
9 Dia niakatra Mosesy sy Arona
sy Nadaba sy Abiho ary fito-polo
lahy tamy ny loholon' ny Isiraely.
10 Dia nahita an' Andriamanitry
ny Isiraely izy; koa ny teo ambanin'
ny tongony dia toy ny fanganoha-
non' ny vato safira voavoatra, ary
toy ny tenan' ny lanitra ny famira-
pirany. 11 Ary tsy naninjitra ny
tànany tamin' ireo lehiben' ny Zanak'
Isiraely Izy; dia nahita an' Andria-
manitra izy ireo, ary nihinana sy
nisotro.
12 Ary hoy Jehovah taminy Mo-
sesy: Miakara eto amiko eto an-
tendrombohitra ka mitoera eto, dia
homeko anao ny vato fisaka izay
misy ny lalàna sy ny didy, izay
nosoratako hampianarina azy.
13 Dia niainga Mosesy sy Josoa
mpanompony; ary Mosesy dia nia-
katra tao an-tendrombohitr' Andria-
manitra. 14 Ary hoy izy tamy ny
loholona: Miandrasa anay eto man-
dra-piverinay eto aminareo; ary,
indro, Arona sy Hora dia eto amina-
reo, koa raha misy olona manana
ady, aoka hankeo amin' izy roa
lahy izy.
15 Dia niakatra tao amy ny
tendrombohitra Mosesy, ary ny
rahona nanarona ny tendrombo-
hitra. 16 Ary ny voninahitry
Jehovah nitoetra teo ambonin' ny
tendrombohitra Sinay, ary ny ra-
hona nanarona azy henemana; dia
niantso any Mosesy tamy ny andro
fahafito teo afovoan' ny rahona
Izy. 17 Ary ny fijery ny vonina-
hitry Jehovah teo an-tampon' ny
tendrombohitra dia tahaka ny afo
mandevona teo imason' ny Zanak'
Isiraely. 18 Dia niditra tao afo-

[1] *Na:* araka.

voan' ny rahona Mosesy ka niakatra
tao amy ny tendrombohitra; ary
nitoetra tao amy ny tendrombohi-
tra efa-polo andro sy efa-polo alina
Mosesy.

*Ny nandidian' Andriamanitra any Mosesy ny amy ny hanaovana ny tabernakely sy ny fanaka momba azy.*

XXV. ARY Jehovah niteny tami-
ny Mosesy ka nanao
hoe: 2 Mitenena amy ny Zanak'
Isiraely mba hitondra fanatitra ho
Ahy izy; dia avy amy ny olona
rehetra izay ampirisihin' ny fony no
handraisanareo ny fanatitra ho Ahy.
3 Ary izao no fanatitra izay horai-
sinareo aminy: volamena sy vola-
fotsy sy varahina, 4 sy manga sy
volomparasy sy mena sy rongony
fotsy madinika sy volon' osy, 5 sy
hoditr' ondrilahy efa nomenaina sy
hodi-takasy[1] sy hazo akasia,[2] 6
sy diloilo hatao fanazavana sy zava-
manitra ho amy ny diloilo fanosorana
sy ho ditin-kazo mani-pofona, 7 sy
vato beryla sy vato halatsaka an-
tranontranony amy ny efoda sy amy
ny saron-tratra. 8 Ary asaovy ma-
nao fitoerana masina ho Ahy izy, dia
honina eo aminy Aho. 9 Araka
izay rehetra asehoko aminao, dia ny
endriky ny tabernakely[3] sy ny
endriky ny fanaka rehetra momba
azy, dia araka izany no hanaovanao
azy.

10 Ary asaovy manao fiara hazo
akasia izy: roa hakiho sy sasany
ny lavany, ary iray hakiho sy sasany
ny sakany, ary iray hakiho sy sasany
ny hahavony. 11 Ary petaho takela-
bolamena tsara izy: ny atiny sy ny
ivelany dia samy hopetahanao takela-
bolamena avokoa; ary asio koronosy
volamena manodidina eo amboniny.
12 Ary mandrendreha vava vola-
mena efatra hatao aminy, ka ataovy
eo amy ny tongony[4] efatra: dia
vava volamena roa eo amy ny lafiny
iray, ary vava volamena roa eo amy
ny lafiny iray koa. 13 Ary manaova
bao hazo akasia, ka petaho takela-
bolamena. 14 Ary ampidiro ny bao
ho eo amy ny vava volamena, izay
eo amy ny lafin' ny fiara, hilanjana
azy. 15 Eo amy ny vava volan' ny
fiara no hitoeran' ny bao, ka tsy
hesorina eo izy. 16 Ary ataovy ao
anatin' ny fiara ny Vavolombelona[5]
izay homeko anao.

17 Ary manaova rakotra fanao-
vam-panavotana amy ny volamena
tsara: roa hakiho sy sasany ny
lavany, ary iray hakiho sy sasany
ny sakany. 18 Ary manaova kero-
bima volamena roa; voasana no
hanaovanao azy roa ho eo amy ny
sakany roa amy ny rakotra fanao-
vam-panavotana. 19 Ny kerobima
iray ataovy indray mivofy amy ny
sakany anankiray, ary ny kerobima
iray kosa amy ny sakany anankiray:
indray mivofy amy ny rakotra
fanaovam-panavotana no hanaovana-
reo ny kerobima roa, dia amy ny
sakany roa. 20 Ary aoka hivelatra
eo ambony ny elatry ny kerobima,
mba hanalofan' ny elany ny rakotra
fanaovam-panavotana; ary ny tava-
ny hifanatrika, sady hanatrika ny
rakotra fanaovam-panavotana koa
izy. 21 Ary apetraho eo ambonin'
ny fiara ny rakotra fanaovam-pana-
votana; ary ao anatin' ny fiara no
asio ny Vavolombelona[5] izay homeko
anao. 22 Ary ao no hihaona aminao
Aho, ka ao ambonin' ny rakotra
fanaovam-panavotana no hitenenako
aminao, dia ao anelanelan' ny kero-
bima roa, izay eo ambonin' ny fiaran'
ny Vavolombelona,[5] ka holazaiko
izay rehetra handidiako anao hola-
zainao amy ny Zanak' Isiraely.

23 Ary manaova latabatra hazo
akasia: roa hakiho ny lavany, ary

---

[1] *Hoditra voasoka ho menamena, na hodi-biby tsy fantatra.* [2] *Anaran-kazo, naman' ny fano.* [3] *Heb.* miskana = fonenana; *izahao and.* 8 *sy* xxix. 43, 46. [4] *Na:* zorony. [5] *Dia ny Didy Folo.*

iray hakiho ny sakany, ary iray
hakiho sy sasany ny hahavony. 24
Ary petaho takela-bolamena tsara
izy, sady asio koronosy volamena
manodidina azy. 25 Ary asio sisiny
vodivoam-pela-tànana manodidina
azy, ary asio koronosy volamena ny
sisiny manodidina. 26 Ary manaova
vava volamena efatra hatao aminy,
ka ataovy eo amy ny zorony efatra
izay eo amy ny tongony efatra ireo:
27 eo akaikin' ny sisiny no hasiana
ny vava volamena ho fitoeran' ny
bao hilanjana ny latabatra. 28
Ary hazo akasia no anaovy ny bao,
ka petaho takela-bolamena; ary
amin' ireo no hilanjana ny latabatra.
29 Ary manaova ny loviany sy ny
lovia keliny ary ny fitoeran-divainy
sy ny kapoakany ho fanidinam-
panatitra; volamena tsara no hanao-
vana ireo. 30 Ary asio mofo aseho
eo ambonin' ny latabatra ho eo
anatrehako mandrakariva.

31 Ary manaova ny fanaovan-
jiro volamena tsara; voasana no
hanaovanao ny fanaovan-jiro; hatao
indray mivofy hiany ny faladiany
sy ny tahony sy ny vodi-voniny sy
ny kiboriny ary ny voniny. 32
Ary hisy sampany enina amy ny
ankilany roa: dia sampany telo
amy ny fanaovan-jiro eo amy ny
ankilany iray, ary sampany telo
amy ny fanaovan-jiro eo amy ny
ankilany iray koa, 33 dia vodi-
voniny telo atao tahaka ny vonin'
ny amygdala, mbamy ny kiboriny
sy ny voniny, eo amy ny sampany
anankiray; ary vodi-voniny telo koa
atao tahaka ny vonin' ny amygdala,
mbamy ny kiboriny sy ny voniny,
eo amy ny sampany anankiray koa;
dia toy izany avokoa amy ny sam-
pany enina izay amy ny fanaovan-
jiro. 34 Ary eo amy ny fanaovan-
jiro dia hisy vodi-voniny efatra
atao tahaka ny vonin' ny amygdala,
mbamy ny kiboriny sy ny voniny,
35 dia kiboriny iray eo ambanin'
ny sampany roa sady miray aminy,
ary kiboriny iray koa eo ambanin'
ny sampany roa sady miray aminy,
ary kiboriny iray koa eo ambanin'
ny sampany roa sady miray aminy;
dia amy ny sampany enina izay
miray amy ny fanaovan-jiro. 36
Ny kiboriny sy ny sampany dia
hiray avokoa; hatao indray mivofy
aminy amy ny volamena tsara izy
rehetra. 37 Ary manaova lela
fanaovan-jirony fito, ka ampireheto[1]
eo aminy ireo mba hanazava ny
anoloany. 38 Ary ny hetin-jirony
sy ny fitoeran-davenon-jirony dia
ataovy volamena tsara. 39 Vola-
mena tsara talenta iray no hanao-
vana azy mbamin' ireny fanaka re-
hetra ireny. 40 Ary tandremo mba
hataonao araka ny endriny izay
naseho taminao tao an-tendrombo-
hitra izy.

XXVI. Ary ny tabernakely dia ha-
taonao ambainy folo amy
ny rongony fotsy madinika voaha-
sina sy manga sy volomparasy ary
mena; kerobima, asan' ny mpane-
nona mahay, no hataonao sorany.
2 Ny halavan' ny ambainy iray dia
valo amby roa-polo hakiho; ary ny
lambanan' ny ambainy iray dia
efatra hakiho; hitovy ohatra ny
ambainy rehetra. 3 Ambainy dimy
no havitrana ho iray; ary ambainy
dimy koa no havitrana ho iray. 4
Ary manaova tadivavarana manga
ho eo an-tsisin' ny ambainy iray,
dia eo an-tsisin' ny anankiray efa
voavitrana; ary manaova toy izany
koa amy ny ambainy farany, dia eo
an-tsisin' ny anankiray efa voavi-
trana koa. 5 Tadivavarana dimam-
polo no hataonao eo amy ny am-
bainy iray, ary tadivavarana dimam-
polo koa no hataonao eo amy ny
sisin' ny ambainy izay amy ny anan-
kiray efa voavitrana koa; ary hi-
fandray ny tadivavarana. 6 Ary
manaova farango volamena dimam-
polo, ka akambano amy ny farango

[1] *Na:* ataingeno.

ny ambainy, ka dia ho voakambana
ho iray ny tabernakely.
7 Ary manaova ambainy koa amy
ny volon' osy ho lay handrakofana
ny tabernakely; dia iraika amby
ny folo ambainy no hanaovanao azy.
8 Ny halavan' ny ambainy iray dia
telo-polo hakiho, ary ny lambanan'
ny ambainy iray dia efatra hakiho;
hitovy ohatra ny ambainy iraika
amby ny folo. 9 Ary avitrano ny
ambainy dimy hikambana, ary ny
ambainy enina kosa hikambana.
Ary aforeto ny ambainy fahenina
amy ny sakan' ny lay anatrehana.
10 Ary manaova tadivavarana di-
mam-polo eo an-tsisin' ny ambainy
iray izay farany amy ny efa voavi-
trana; ary tadivavarana dimam-polo
koa ho eo an-tsisin' ny ambainy
iray amy ny anankiray koa efa
voavitrana. 11 Ary manaova fa-
rango varahina dimam-polo, ka am-
pidiro ho eo amy ny tadivavarana,
ary akambano ny lay, ka dia ho iray
hiany izy. 12 Ary izay mihoatra
amy ny ambain' ny lay, dia ny
antsasaky ny ambainy izay mihoa-
tra, dia avelao hiraviravy eo ivohon'
ny tabernakely. 13 Ary ny iray
hakiho avy eo amy ny lohany roa
amy ny lamba, izay mihoatra amy
ny halavan' ny ambain' ny lay, dia
avelao hiraviravy eo amy ny lafibeny
roa amy ny tabernakely handra-
kotra azy.

14 Ary manaova koa rakotry ny
lay amy ny hoditr' ondrilahy efa
nomenaina, ary manaova sarony
hodi-takasy [1] ho eo amboniny.

15 Ary manaova zanakazo akasia
ho amy ny tabernakely. 16 Folo
hakiho ny hahavon' ny zanakazo
iray, ary iray hakiho sy sasany ny
indraben' ny zanakazo iray. 17
Lahiny roa no ho amy ny zanakazo
iray, ka hasiana izay hikambanany;
izany no hanaovanao ny zanakazo
rehetra amy ny tabernakely. 18
Ary manaova ny zanakazo ho amy
ny tabernakely, dia zanakazo roa-
polo ho eo amy ny lafiny atsimo.
19 Ary manaova faladia volafotsy
efa-polo, dia faladia roa avy ho
ambanin' ny isan-janakazo iray hiore-
nan' ny lahiny roa. 20 Ary ma-
naova zanakazo roa-polo ho eo amy
ny lafiny faharoa amy ny taberna-
kely, dia ny lafiny avaratra. 21
Ary manaova faladiany volafotsy
efa-polo, dia faladia roa avy ho am-
banin' ny isan-janakazo iray. 22
Ary ny lafiny andrefana amy ny
tabernakely, izay ao ivohony, dia
hanaovanao zanakazo enina. 23
Ary zanakazo roa no hataonao ho
eo amy ny zoron' ny tabernakely
amy ny lafiny ivoho. 24 Ary ha-
kambana ho iray izy hatramy ny
ambany ka hatramy ny ambony, ka
hasianao vava vola iray hiany: ho
toy izany avokoa izy roa; eo amy
ny zorony roa no hisy izany. 25
Ary aoka hisy zanakazo valo sy ny
faladiany volafotsy, dia faladia enina
amby ny folo: faladia roa avy ho
ambanin' ny isan-janakazo iray.

26 Ary manaova barany hazo
akasia: dia dimy ho amy ny zana-
kazo amy ny lafiny iray amy ny
tabernakely, 27 sy barany dimy ho
amy ny zanakazo amy ny lafiny iray
koa amy ny tabernakely, ary barany
dimy ho amy ny zanakazo amy ny
lafiny andrefana izay ao ivohony.
28 Ary ny barany afovoany, izay
afovoan' ny zanakazo, dia haha-
tratra ny farany roa. 29 Ary ny
zanakazo hopetahanao takela-bola-
mena, ary hataonao volamena koa
ny vava vola aminy, izay hitoeran'
ny barany; ary petaho takela-bola-
mena koa ny barany.

30 Ary manangàna ny taber-
nakely araka ny endriny, dia ilay
naseho taminao tao an-tendrom-
bohitra.

31 Ary manaova efitra lamba
manga sy volomparasy sy mena
ary rongony fotsy madinika voaha-

---

[1] *Izahao* xxv. 5.

sina; kerobima, asan' ny mpane-
nona mahay, no hataonao sorany.
32 Ary ahantòny amy ny andry
hazo akasia efatra izay voapetaka
takela-bolamena izy; ho volamena
koa ny fihantonany; ary eo amy ny
faladia volafotsy efatra no hiore-
nany. 33 Ary ny efitra lamba dia
ataovy eo ambanin' ny farango;
ary ampidiro ao anatin' ny efitra
lamba ny fiaran' ny Vavolombe-
lona;[1] ary ny efitra lamba no
hampisaraka ny fitoerana masina
sy ny fitoerana masina indrindra
ho anareo. 34 Ary ny rakotra
fanaovam-panavotana dia ataovy
eo ambonin' ny fiaran' ny Vavo-
lombelona[1] eo amy ny fitoerana ma-
sina indrindra.

35 Ary apetraho eo ivelan' ny
efitra ny latabatra, ary ny fanaovan-
jiro tandrifin' ny latabatra amy ny
lafiny atsimo amy ny tabernakely;
ary ny latabatra ataovy eo amy ny
lafiny avaratra.

36 Ary manaova varavarana
lamba ho eo amy ny lay, dia amy ny
manga sy volomparasy sy mena ary
rongony fotsy madinika voahasina,
asan' ny mahay tenona samihafa
soratra. 37 Ary manaova andry
hazo akasia dimy ho amy ny vara-
varana lamba, ka petaho takela-
bolamena; ary ho volamena koa ny
fihantonany; ary mandrendreha
faladia varahina dimy hiorenany.

XXVII. Ary manaova ny alitara
amy ny hazo akasia: dimy
hakiho avy ny lafiny efatra, dia ho
efa-joro tsy mivadi-mandry izy; ary
telo hakiho ny hahavony. 2 Ary
manaova ny tandrony eo amy ny
zorony efatra, ka ataovy miray
aminy; ary petaho takela-barahina.
3 Ary manaova ny vilaniny fan-
draofan-davenona handraofana ny
lavenony ary ny sotron' afony sy ny
loviany famafazana ary ny fitrebiny
sy ny fitondran-afony; varahina no
hanaovanao ny fanaka rehetra mom-
ba azy. 4 Ary manaova makara-
kara varahina tahaka ny harato ho
eo aminy; ary manaova vava vara-
hina efatra hatao ambonin' ny hara-
to eo amy ny zorony efatra. 5 Ary
ataovy eo ambanin' ny sikin' ny
alitara hatreo am-bodiny izany; ary
aoka ny makarakara hanasaka ny
alitara. 6 Ary manaova bao ho
amy ny alitara, dia bao hazo akasia,
ka petaho takela-barahina. 7 Ary
ampidiro eo amy ny vava varahina
ny bao; ary aoka ho eo amy ny
lafiny roa amy ny alitara ny bao,
raha lanjaina izy. 8 Hazo fisaka
no arafeto ho alitara, ka ataovy
hobokaty; araka izay naseho tami-
nao tao an-tendrombohitra no ha-
naovana azy.

9 Ary manaova ny kianjan' ny
tabernakely: amy ny lafiny atsimo
hisy fefy lamba rongony fotsy ma-
dinika voahasina ho amy ny kianja,
zato hakiho ny halavany amy ny
lafiny iray; 10 ary ho roa-polo ny
tsangantsangany, ary ho roa-polo ny
faladiany varahina; ho volafotsy ny
fihantonana amy ny tsangantsan-
gany sy ny anjaka hitohizany. 11
Ary ho tahaka izany amy ny lafiny
avaratra, amy ny lavany dia hisy
fefy lamba, zato hakiho ny hala-
vany, ary ho roa-polo ny tsangan-
tsangany, ary ho roa-polo ny fala-
diany varahina; ho volafotsy ny
fihantonana amy ny tsangantsan-
gany sy ny anjaka hitohizany. 12
Ary hisy fefy lamba dimam-polo
hakiho amy ny sakan' ny kianja
amy ny lafiny andrefana; ho folo
ny tsangantsangany, ary ho folo ny
faladiany. 13 Ary ny sakan' ny
kianja amy ny lafiny atsinanana ho
dimam-polo hakiho. 14 Ary hisy
fefy lamba dimy amby ny folo
hakiho amy ny sakany iray; ho
telo ny tsangantsangany, ary ho
telo ny faladiany. 15 Ary hisy
fefy lamba dimy amby ny folo ha-
kiho amy ny sakany iray koa; ho

[1] *Dia ny Didy Folo.*

telo ny tsangantsangany, ary ho
telo ny faladiany. 16 Ary eo amy
ny vavahadin' ny kianja dia hisy
vavahady sy lamba roa-polo hakiho,
dia manga sy volomparasy sy mena
ary rongony fotsy madinika voa-
hasina, asan' ny mahay tenona sa-
mihafa soratra ; ho efatra ny tsan-
gantsangany, ary ho efatra ny fala-
diany. 17 Ny tsangantsangany
rehetra amy ny kianja manodidina
dia samy hisy anjaka volafotsy hito-
hizany ; ho volafotsy ny fihanto-
nany, ary ho varahina ny faladiany.
18 Ny lavan' ny kianja ho zato
hakiho, ary ny sakany ho dimam-
polo hakiho, ary ny hahavony ho
dimy hakiho, ka hatao rongony fotsy
madinika voahasina izany, ary ho
varahina ny faladiany. 19 Ho
varahina avokoa ny fiasana rehetra
momba ny tabernakely ; ary ny
tsimatra rehetra momba azy sy ny
tsimatry ny kianja ho varahina koa.

20 Ary mandidia ny Zanak' Isi-
raely hitondra aminao diloilon' oliva
tsara voavely hatao fanazavana,
mba hampirehetana [1] jiro mandra-
kariva. 21 Ao anatin' ny trano-
lay fihaonana, dia eo ivelan' ny
efitra lamba izay manakona ny
Vavolombelona,[2] no handaharany
Arona sy ny zanany azy ho eo
anatrehany Jehovah hatramy ny
hariva ka hatramy ny maraina ; ho
lalàna mandrakizay amy ny Zanak'
Isiraely izany hatramy ny taranany
fara mandimby.

*Ny amy ny hanendrena ny mpiso-
rona, sy izay ho fomban' ny
fitafiany.*

XXVIII. ARY asaovy manatona
anao Arona rahala-
hinao mbamy ny zanany, avy amy
ny Zanak' Isiraely, mba ho mpiso-
rona ho Ahy izy, dia Arona mbaminy
Nadaba sy Abiho sy Eleazara ary
Itamara, zanaky Arona.

2 Ary manaova fitafiana masina
ho any Arona rahalahinao ho voni-
nahitra sy ho fahatsaran-tarehy. 3
Ary mitenena amin' izay hendry fo,
izay nofenoiko fanahim-pahendrena,
mba hanao ny fitafiany Arona hana-
masinana azy ho mpisorona ho Ahy.
4 Ary izao no fitafiana izay hataony :
saron-tratra sy efoda sy akanjo ive-
lany sy akanjo lava tenom-boaroy
sy hamama ary fehin-kibo ; dia ha-
nao fitafiana masina ho any Arona
rahalahinao izy, sy ho any ny zana-
ny, mba ho mpisorona ho Ahy izy.
5 Ary aoka haka ny volamena sy
ny manga sy ny volomparasy sy ny
mena ary ny rongony fotsy madinika
izy.

6 Dia aoka izy hanao ny efoda
amy ny volamena sy manga sy
volomparasy sy mena ary rongony
fotsy madinika voahasina, asan' ny
mpanenona mahay. 7 Aoka hisy
soroka roa avy amy ny sisiny roa
hampikambana azy. 8 Ary ny
fehin-kibo momba ny efoda, izay eo
amboniny ka hiray aminy sady
hitovy tarehy aminy, dia hatao vola-
mena sy manga sy volomparasy sy
mena ary rongony fotsy madinika
voahasina. 9 Ary makà vato beryla
roa, ka soraty eo aminy ny anaran'
ny Zanak' Isiraely : 10 ny anarany
enina amy ny vato iray, ary ny
anarany enina kosa amy ny vato
iray, araka ny fizokiany ; 11 amy
ny asan' ny mpanora-bato, tahaka
ny fanoratana fanombohan-kase, no
hanoratanao ny vato roa, araka ny
anaran' ny Zanak' Isiraely ; ary
asio randram-bolamena manodidina
izy. 12 Ary ataovy eo amy ny
soroky ny efoda ny vato roa, ho
vato fahatsiarovana ho any ny
Zanak' Isiraely ; ary Arona hitondra
ireo anarany ireo eo anatrehany
Jehovah amy ny sorony roa ho
fahatsiarovana.

13 Ary manaova randram-bola-
mena 14 sy olam-bolamena tsara
roa ; mifanolana toy ny tady no

---

[1] *Na :* hanaingenana. [2] *Dia ny Didy Folo.*

hanaovanao ireo, ary hataonao eo
amy ny randram-bolamena ireo
olam-bolamena toy ny tady ireo.
15 Ary manaova saron-tratra
fitsarana, ka asan' ny mpanenona
mahay, toy ny nanaovana ny efoda,
no hanaovanao azy; volamena sy
manga sy volomparasy sy mena ary
rongony fotsy madinika voahasina
no hanaovanao azy. 16 Ho efa-joro
miforitra roa izy, ary ho irain-jehy
avy ny lafiny efatra. 17 Ary asio
vato alatsaka an-tranontranony izy,
dia vato efatra andalana: ny anda-
lana voalohany dia karnelia sy topaza
ary emeralda; 18 ary ny andalana
faharoa dia robina sy safira ary
onyksa; 19 ary ny andalana faha-
telo dia opala sy agata ary ametysta;
20 ary ny andalana fahefatra dia
krysolita sy beryla ary jaspy; ary
asio randram-bolamena ny fitoerany
avy. 21 Ary ny vato dia alaharo
araka ny anaran' ny Zanak' Isira-
ely, dia roa amby ny folo araka ny
anarany; ary hisy soratra toy ny
amy ny fanombohan-kase, ho amy
ny firenena roa amby ny folo araka
ny anarany avy.
22 Ary eo amy ny saron-tratra
asio olam-bolamena tsara mifanolana
toy ny tady. 23 Ary manaova vava
volamena roa ho eo amy ny saron-
tratra; ary ny vava vola roa dia
ataovy eo amy ny zorony roa *ambony*
amy ny saron-tratra. 24 Ary ny
tady volamena roa dia ataovy eo
amy ny vava vola roa, izay amy ny
zorony roa *ambony* amy ny saron-
tratra. 25 Ary ny lanin' ny tady
roa dia ataovy eo amy ny randram-
bolamena roa, dia ataovy eo amy ny
soroky ny efoda anoloana. 26 Ary
manaova vava volamena roa, ka
ataovy amy ny zorony roa *ambany*
amy ny saron-tratra, dia amy ny
sisiny anatiny, izay manolotra ny
efoda. 27 Ary manaova vava vola-
mena roa koa, ka ataovy eo amy
ny soroka roa amy ny efoda, dia ao
ambaniny, eo anoloany, akaikin'
ny fikambanany, eo ambonin' ny
fehin-kibo momba ny efoda. 28
Ary kofehy manga no hamehezana
ny vava volan' ny saron-tratra amy
ny vava volan' ny efoda, mba ho eo
ambonin' ny fehin-kibo momba ny
efoda ny saron-tratra, ka tsy ho
afaka eo.
29 Ary Arona hitondra ny ana-
ran' ny Zanak' Isiraely eo amy ny
saron-tratra fitsarana manolotra ny
fony, raha miditra amy ny fitoerana
masina izy, mba ho fahatsiarovana
mandrakariva eo anatrehany Jeho-
vah.
30 Ary ataovy eo amy ny saron-
tratra fitsarana ny Orima sy Tomi-
ma;[1] ary hanolotra ny fony Arona
izany, raha miditra eo anatrehany
Jehovah izy; ka dia ho entiny
Arona manolotra ny fony mandra-
kariva eo anatrehany Jehovah ny
fitsarana ny Zanak' Isiraely.
31 Ary ny akanjo ivelany misy
ny efoda dia ataovy manga avokoa.
32 Ary asio vozony eo afovoany,
ary aoka hisy sisiny voatenona ma-
nodidina ny vozony, tahaka ny
vozon' ny akanjo fiarovan-tratra,
mba tsy hahatriatra azy. 33 Ary asio
sarin' ampongabendanitra manga sy
volomparasy sy mena manodidina
eny amy ny morontongony, ary
famohamandry volamena kosa eo
anelanelany manodidina: 34 dia
famohamandry sy sarin' amponga-
bendanitra mifanelanelana manodi-
dina eny amy ny morontongotry
ny akanjo ivelany. 35 Ary hiakan-
joany Arona izany, raha manao ny
fanompoam-pivavahany izy, mba ho
re ny fanenony, raha miditra amy
ny fitoerana masina eo anatrehany
Jehovah sy raha mivoaka izy, mba
tsy hahafaty azy.
36 Ary manaova takela-bolamena
tsara, ka asio soratra eo aminy,
araka ny fanoratana fanombohan-
kase, hoe: HAMASININA HO ANY

[1] Orima sy Tomima = Fahazavana sy Fahatanterahana.

JEHOVAH. 37 Ary asio kofehy
manga izy, ka ataovy eo amy ny
hamama : dia eo anoloan' ny hama-
ma no hasiana azy. 38 Ary ho eo
ambonin' ny handriny Arona izy,
mba ho entiny Arona ny heloky ny
zava-masina, izay hohamasinin' ny
Zanak' Isiraely amy ny fanomezany
masina rehetra ; ary ho eo amy ny
handriny mandrakariva izany, mba
hankasitrahana eo anatrehany Jeho-
vah ny olona.

39 Ary ny akanjo lava dia ataovy
hariry madinika tenom-boaroy ; ary
manaova hamama rongony fotsy
madinika sy fehin-kibo, asan' ny
mahay tenona samihafa soratra.

40 Ary manaova akanjo lava ho
any ny zanaky Arona, ary manaova
fehin-kibo ho azy ; ary manaova
satroka boribory ho azy ho vonina-
hitra sy ho fahatsaran-tarehy. 41
Ary ataovy aminy Arona rahala-
hinao sy ny zanany koa ireo ; dia
manosora azy sy manokàna[1] azy
ary manamasìna azy, mba ho mpiso-
rona ho Ahy izy. 42 Ary manaova
kalisaona fohy rongony fotsy ho azy
hanarona ny fitanjahany ; hatramy
ny valahany ka hatramy ny feny
no hisy azy. 43 Ary hiakanjoany
Arona sy ny zanany ireo, raha mi-
ditra amy ny trano-lay fihaonana
izy, na manakaiky ny alitara hanao
fanompoam-pivavahana ao amy ny
fitoerana masina, mba tsy hahazoany
heloka hahafaty azy ; ho lalàna
mandrakizay aminy sy amy ny
taranany mandimby azy izany.

*Ny amy ny hanokanana ny
mpisorona.*

XXIX. ARY izao no zavatra ha-
taonao aminy hana-
masinana azy ho mpisorona ho Ahy :
makà vantotr' ombilahy iray sy on-
drilahy roa tsy misy kilema, 2 ary
mofo tsy misy masirasira sy mofo
tsy misy masirasira voaharo diloilo
ary mofo manify tsy misy masirasira
sady voahoso-diloilo ; koba[2] tsara
toto no hanaovanao azy. 3 Ary
ataovy eo anaty harona iray izy, ka
ento amy ny harona ; ary ny van-
totr' ombilahy sy ny ondrilahy roa
dia ento koa.

4 Ary Arona sy ny zanany dia
ento hankeo amy ny varavaran' ny
trano-lay fihaonana, ka ampandroy
amy ny rano izy. 5 Ary alao ny
fitafiana, ka ampiakanjoy any Arona
ny akanjo lava sy ny akanjo ivelany
misy ny efoda ary ny efoda sy ny
saron-tratra, ary fehezo amy ny
fehin-kibo momba ny efoda izy ; 6
ary ny hamama dia ataovy eo amy ny
lohany, ary ny diadema masina dia
ataovy eo amy ny hamama. 7 Ary
alao ny diloilo fanosorana, ka aidino
amy ny lohany, dia manosora azy.
8 Ary ny zanany dia ento koa,
ka ampiakanjoy akanjo lava. 9
Ary fehezo amy ny fehin-kibo izy,
dia Arona sy ny zanany, ary fehezo
aminy ny satroka boribory ; ary ho
azy ny fisoronana ho lalàna man-
drakizay. Dia toy izany no hano-
kananao[3] any Arona sy ny zanany.

10 Ary asaovy entina ho eo ano-
loan' ny trano-lay fihaonana ny van-
totr' ombilahy ; ary aoka Arona sy
ny zanany hametraka ny tànany
amy ny lohan' ny vantotr' ombi-
lahy ; 11 dia vonoy eo anatrehany
Jehovah ny vantotr' ombilahy, eo
anoloan' ny varavaran' ny trano-lay
fihaonana ; 12 ary analao ny ran'
ny vantotr' ombilahy, dia atenteno
eo amy ny tandroky ny alitara amy
ny fanondronao, ary ny ra *sisa*
rehetra dia aidino eo am-bodin' ny
alitara ; 13 ary alao ny safodroro-
hany rehetra sy ny ila-atiny lehibe[4]
ary ny voany roa mbamy ny fonom-
boany, ka dory ho fofona eo ambo-
nin' ny alitara ; 14 fa ny henan' ny
vantotr' ombilahy sy ny hodiny ary
ny taindrorohany dia dory amy ny

[1] *Heb.* fenoy ny tànany. [2] koban-tritika ; *ny tritika dia varimbazaha.*
[3] *Heb.* hamenoanao ny tànany. [4] *Na :* saron' atiny.

afo eny ivelan' ny toby: fanatitra
noho ny ota izany.
15 Ary alao ny ondrilahy iray;
ary aoka Arona sy ny zanany hame-
traka ny tànany amy ny lohan' ny
ondrilahy; 16 dia vonoy ny ondri-
lahy, ka tantazo ny rany, dia atopazy
manodidina amy ny lafin' ny alitara;
17 ary rasao tsara ny ondrilahy, dia
sasao ny taovany sy ny tongony, ka
ataovy eo ambonin' ny voarasa sy
ny lohany; 18 ary dory ho fofona
eo ambonin' ny alitara ny tenan' ny
ondrilahy; ho fanatitra odorana ho
any Jehovah izany, dia hanitra an-
kasitrahana, fanatitra atao amy ny
afo ho any Jehovah.
19 Ary alao ny ondrilahy iray
koa; ary aoka Arona sy ny zanany
hametraka ny tànany amy ny lohan'
ny ondrilahy; 20 dia vonoy ny
ondrilahy, ka analao ny rany, dia
atenteno amy ny tendron' ny ravin-
tsofina ankavanany Arona sy amy
ny tendron' ny ravin-tsofina anka-
vanan' ny zanany, ary amy ny
ankihiben-tànany ankavanana sy
amy ny ankihiben-tongony ankava-
nana; ary ny ra *sisa* dia atopazy
manodidina amy ny lafin' ny alitara.
21 Ary analao ny ra, izay eo am-
bonin' ny alitara, sy ny diloilo fano-
sorana, ka afafazo aminy Arona sy
amy ny fitafiany, ary amy ny zanany
sy amy ny fitafian' ny zanany koa;
dia ho masina izy sy ny fitafiany
ary ny zanany sy ny fitafian' ny
zanany koa.
22 Ary alao ny saboran' ny on-
drilahy sy ny hofany sy ny safo-
drorohany sy ny ila-atiny lehibe[1]
sy ny voany roa mbamy ny fonom-
boany ary ny soroka[2] ankavanana;
fa ondrilahy fanokanana izy; 23 ary
manalà iray amy ny mofo sy iray
amy ny mofo voaisy diloilo ary iray
amy ny mofo manify izay eo amy
ny harona misy ny mofo tsy misy
masirasira, izay eo anatrehany Je-
hovah; 24 ary ataovy eo an-tànany
Arona sy eo an-tànan' ny zanany
izy rehetra, ka ahevahevao izy ho
fanatitra ahevaheva eo anatrehany
Jehovah. 25 Dia raiso amy ny
tànany izany, ka dory ho fofona eo
ambonin' ny alitara, miaraka amy
ny fanatitra odorana, ho hanitra
ankasitrahana eo anatrehany Jeho-
vah, dia fanatitra atao amy ny afo
ho any Jehovah.
26 Ary alao ny tratran' ny ondri-
lahy fanokanana any Arona, ka
ahevahevao ho fanatitra ahevaheva
eo anatrehany Jehovah; dia ho an-
jaranao izany. 27 Ary hamasino
ny tratran' ny fanatitra ahevaheva
sy ny soroky[2] ny fanatitra asandra-
tra, izay ahevaheva sy izay asan-
dratra, avy amy ny ondrilahy fano-
kanana, dia izay ho any Arona sy
izay ho any ny zanany. 28 Ary
ho anjara mandrakizay ho any
Arona sy ho any ny taranany avy
amy ny Zanak' Isiraely izany, fa
fanatitra asandratra izany; ary hisy
fanatitra asandratra haterin' ny
Zanak' Isiraely avy amy ny fanati-
pihavanany rehetra ho fanatitra
asandratra ho any Jehovah.
29 Ary ny fitafiana masina izay
any Arona dia ho any ny zanany
mandimby azy koa hanosorana azy
sy hanokanana azy.[3] 30 Hiakanjo
azy hafitoana izay anankiray amy
ny zanany ho mpisorona handimby
azy, dia izay miditra amy ny trano-
lay fihaonana hanao fanompoam-
pivavahana ao amy ny fitoerana
masina. 31 Ary alao ny ondrilahy
fanokanana, ka andrahoy eo amin'
izay fitoerana masina ny henany.
32 Ary hohaniny Arona sy ny
zanany eo anoloan' ny varavaran'
ny trano-lay fihaonana ny henan'
ny ondrilahy sy ny mofo izay eo
anatin' ny harona. 33 Ary izy no
hihinana izany zavatra izany, izay
nanaovana fanavotana ho azy, mba
hanokanana[3] sy hanamasinana azy;
fa ny vahiny tsy mba hihinana,

[1] *Na:* saron' atiny. [2] *Na:* fe. [3] *Heb.* hamenoana ny tànany.

satria masina izany. 34 Ary raha
misy sisa tsy lany amy ny henan'
ny fanatitra fanokanana, na amy
ny mofo, ka tra-maraina, dia hodora-
nao amy ny afo ny sisa tsy lany:
tsy hohanina izany, satria masina.
35 Dia manaova izany aminy
Arona sy ny zanany, araka izay
rehetra nandidiako anao; hafitoana
no hanokananao azy. 36 Ary van-
totr' ombilahy iray no haterinao
isan-andro ho fanatitra noho ny ota,
hanaovana fanavotana; ary diovy
ny alitara, raha manao fanavotana
azy hianao; ary hosory izy hana-
masina azy. 37 Hafitoana no ha-
naovanao fanavotana ho any ny
alitara sy hanamasinanao azy; dia
ho masina indrindra ny alitara, ary
ho masina izay rehetra manendry
azy.

*Ny fanatitra isa-maraina sy isan-kariva.*

38 ARY izao no haterinao eo am-
bonin' ny alitara: zanak'
ondry roa izay iray taona isan-andro
isan-andro 39 (ny zanak' ondry iray
haterinao nony maraina, ary ny
zanak' ondry iray koa haterinao
nony hariva), 40 ary koba tsara
toto ampahafolon' ny efaha voa-
haroharo diloilo voavely ampahe-
fatry ny hina sy divay ampahefatry
ny hina, ho fanatitra aidina amy
ny isan-janak' ondry iray. 41 Ary
ny zanak' ondry iray koa haterinao
nony hariva; ary fanatitra hohanina
sy fanatitra aidina tahaka ny natao
tamy ny fanatitra maraina no ham-
pombainao azy, ho hanitra ankasi-
trahana, dia fanatitra atao amy ny
afo ho any Jehovah.
42 Ho fanatitra odorana mandra-
kariva izany hatramy ny tarana-
kareo fara mandimby, eo anoloan'
ny varavaran' ny trano-lay fihaonana
eo anatrehany Jehovah, dia ao amin'
izay hihaonako aminareo hiteny
aminao. 43 Ary hihaona amy ny
Zanak' Isiraely ao Aho, ka hoha-
masinin' ny voninahitro izy.[1] 44
Ary hohamasiniko ny trano-lay
fihaonana sy ny alitara; ary hoha-
masiniko koa Arona sy ny zanany
mba ho mpisorona ho Ahy.
45 Ary honina eo amy ny Zanak'
Isiraely Aho ka ho Andriamaniny.
46 Ary ho fantany fa Izaho no Je-
hovah Andriamaniny, Izay nitondra
azy nivoaka avy tany amy ny tany
Egypta, mba honina eo aminy Aho;
Izaho no Jehovah Andriamaniny.

*Ny alitara fandoroana ditin-kazo manitra.*

XXX. ARY manaova alitara han-
doroana ditin-kazo ma-
nitra: hazo akasia no hanaovanao
azy. 2 Ho iray hakiho avy ny lafiny
efatra, dia ho efa-joro izy, ary ho
roa hakiho ny hahavony; koa ataovy
miray aminy ny tandrony. 3 Ary
petaho takela-bolamena tsara izy,
dia ny tampony sy ny lafiny mano-
didina ary ny tandrony; ary asio
koronosy volamena manodidina. 4
Ary asio vava volamena roa izy eo
ambanin' ny koronosiny, ka ataovy
eo amy ny zorony efatra ireo; ary
ho fitoeran' ny bao ireo hilanjana
azy. 5 Ary hazo akasia no anaovy
ny bao, ka petaho takela-bolamena.
6 Ary apetraho eo anoloan' ny efitra
izay nanakona ny fiaran' ny Vavo-
lombelona[2] izy, dia manandrify ny
rakotra fanaovam-panavotana eo
ambonin' ny Vavolombelona,[2] izay
hihaonako aminao.
7 Ary Arona handoro ditin-kazo
mani-pofona eo; isa-maraina, raha
mamboatra ny lela fanaovan-jiro, no
handoroany izany; 8 ary raha mam-
pirehitra[3] ny lela fanaovan-jiro
Arona nony hariva no handoroany
izany koa: ditin-kazo mani-pofona
eo anatrehany Jehovah mandraka-
riva hatramy ny taranakareo fara
mandimby izany. 9 Aza manatitra
ditin-kazo manitra tsy izy eo hia-

---

[1] *Na:* ny trano-lay. [2] *Dia ny Didy Folo.* [3] *Na:* manaingina.

nareo, na fanatitra odorana, na
fanatitra hohanina; ary aza mani-
dina fanatitra aidina eo.
10 Ary aoka Arona hanao fana-
votana eo amy [1] ny tandrony indray
mandeha isan-kerintaona; amy ny
ran' ny fanatitra noho ny ota, izay
atao fanavotana, indray mandeha
isan-kerintaona, no hanaovany fana-
votana eo,[2] hatramy ny taranakareo
fara mandimby; ho masina indrindra
ho any Jehovah izany.

*Ny handoavana ny vola avotra.*

11 ARY Jehovah niteny taminy
Mosesy ka nanao hoe: 12
Raha maka ny isan' ny Zanak'
Isiraely araka ny fandaminana azy
hianao, dia samy handoa avotry ny
ainy avy ho any Jehovah ny isan-
olona, raha alamina izy, mba tsy
hisy areti-mandringana hanjo azy,
raha alamina izy. 13 Izao no halo-
an' izay rehetra voalamina, dia
antsasaky ny sekely avy araka ny
sekely masina (gera roa-polo ny
sekely iray), eny, antsasaky ny
sekely ho fanatitra ho any Jehovah.
14 Izay rehetra voalamina hatramy
ny roa-polo taona no ho miakatra
no handoa ny fanatitra ho any Je-
hovah. 15 Ny manan-karena tsy
handoa mihoatra noho ny antsasaky
ny sekely, ary ny malahelo tsy
handoa latsaka, raha mandoa ny
fanatitra ho any Jehovah izy, hana-
votra ny ainareo.
16 Ary handray ny vola avotra
amy ny Zanak' Isiraely hianao, ka
hataonao amy ny fanompoana ao
amy ny trano-lay fihaonana; ary ho
fahatsiarovana ho any ny Zanak'
Isiraely eo anatrehany Jehovah
izany, ho avotry ny ainareo.

*Ny tavy, sy ny diloilo fanosorana,*
*ary ny ditin-kazo manitra.*

17 ARY Jehovah niteny taminy
Mosesy ka nanao hoe: 18
Manaova tavy varahina hanasana,
ary aoka ho varahina koa ny faladi-
any; ary apetraho eo anelanelan'
ny trano-lay fihaonana sy ny alitara
izy, ka asio rano eo anatiny. 19
Ary eo no hanasany Arona sy ny
zanany ny tongony aman-tànany.
20 Raha miditra amy ny trano-lay
fihaonana izy, dia hisasa amy ny
rano, mba tsy hahafaty azy. Ary
raha manakaiky ny alitara hanao
fanompoam-pivavahana izy, mba han-
doro ny fanatitra atao amy ny afo
ho any Jehovah, 21 dia hanasa ny
tongony aman-tànany izy, mba tsy
hahafaty azy; ary ho lalàna man-
drakizay aminy sy ny zanany izany
hatramy ny taranany fara man-
dimby.
22 Ary Jehovah niteny taminy
Mosesy ka nanao hoe: 23 Makà
zava-manitra tsara ho anao, dia
miora mitete diman-jato *sekely* sy
havozomanitra antsasak' izany, dia
dimam-polo amby roan-jato, sy vero-
manitra dimam-polo amby roan-jato
24 sy kasia diman-jato, araka ny se-
kely masina, ary diloilon' oliva eran'
ny hina; 25 dia amboary ho diloilo
fanosorana masina izany, ho zavatra
aharoharo, asan' ny mpangaroharo
zava-manitra; ho diloilo fanosorana
masina izany.
26 Ary hosory amin' izany ny
trano-lay fihaonana sy ny fiaran' ny
Vavolombelona [3] 27 sy ny latabatra
mbamy ny fanaka rehetra momba
azy sy ny fanaovan-jiro mbamy ny
fanaka momba azy sy ny alitara
fandoroana ditin-kazo manitra 28
ary ny alitara fandoroana ny fana-
titra odorana mbamy ny fanaka
rehetra momba azy ary ny tavy sy
ny faladiany. 29 Ary hamasino
ireo mba ho masina indrindra; ary
ho masina izay rehetra manendry
azy. 30 Ary hosory Arona sy ny
zanany, ka hamasino izy mba ho
mpisorona ho Ahy.
31 Ary mitenena amy ny Zanak'
Isiraely hoe: Ity ho diloilo fanoso-

---

[1] *Na:* ho any. [2] *Na:* ho azy. [3] *Dia ny Didy Folo.*

rana masina ho Ahy hatramy ny
taranakareo fara mandimby. 32
Aoka tsy hihosoran' ny olon-kafa
izany, na hisy haka tahaka azy,
araka ny fanaovana azy; fa masina
izy ka ho masina aminareo. 33 Na
zovy na zovy mangaroharo izay
tahaka azy, ary na zovy na zovy
manosotra azy amy ny vahiny, dia
hofongorana tsy ho amy ny fireneny.

34 Dia hoy Jehovah taminy Mosesy:
Makà zava-manitra ho anao,
dia natafa sy sekeleta sy helbena
ary lebona madio; samy hamboarina
manokana[1] ireo. 35 Ary
ataovy ditin-kazo manitra izy, dia
zavatra aharoharo araka ny fanaon'
ny mpangaroharo zava-manitra, dia
asio sira izy, ary aoka ho madio
sy masina. 36 Ary torotoroy ny
sasany ho madinika indrindra, dia
ataovy eo anoloan' ny Vavolombelona[2]
ao amy ny trano-lay fihaonana,
izay hihaonako aminao; ho
masina indrindra ho anareo izany.
37 Ary ny amy ny ditin-kazo manitra
izay hataonao, dia aza mba misy
atao tahaka azy ny ho anareo; ho
masina aminao ho any Jehovah
izany. 38 Na zovy na zovy manao
izay tahaka azy ho fanorohana dia
hofongorana tsy ho amy ny fireneny.

*Ny nanendrena any Bezalila sy Oholiaba ho lohan' ny mpiasa.*

XXXI. ARY Jehovah niteny taminy
Mosesy ka nanao hoe: 2 Indro, efa notononiko
anarana Bezalila, zanaky Ory, zanaky
Hora, avy amy ny fireneny
Joda; 3 ary efa nofenoiko fanahin'
Andriamanitra izy, dia fahendrena
sy fahiratan-tsaina sy fahalalana ny
amy ny tao-zavatra samihafa: 4 dia
ny hihevitra hanao asa kanto, ny
hiasa volamena sy volafotsy ary
varahina 5 sy ny hamboatra vato
halatsaka an-tranontranony ary ny
handrafitra hazo, mba hanaovany ny
tao-zavatra samihafa.

6 Ary, indro, Izaho efa nanome
any Oholiaba, zanaky Ahisamaka,
avy amy ny fireneny Dana, ho namany;
ary ny fon' izay hendry
rehetra dia efa nasiako fahendrena,
mba hanaovany izay rehetra efa
nandidiako anao: 7 dia ny trano-lay
fihaonana sy ny fiara hasiana ny
Vavolombelona[2] sy ny rakotra
fanaovam-panavotana, izay eo amboniny,
sy ny fanaka rehetra momba
ny trano-lay, 8 sy ny latabatra
mbamy ny fanaka momba azy, sy
ny fanaovan-jiro tsara mbamy ny
fanaka rehetra momba azy, sy ny
alitara fandoroana ditin-kazo manitra
9 sy ny alitara fandoroana ny
fanatitra odorana mbamy ny fanaka
rehetra momba azy, ary ny tavy sy
ny faladiany, 10 ary ny fitafiana
makarakara[3] sy ny fitafiana masina
ho any Arona mpisorona sy ny fitafian'
ny zanany ho entiny misorona,
11 ary ny diloilo fanosorana sy ny
ditin-kazo manitra ho ao amy ny
fitoerana masina: araka izay rehetra
nandidiako anao no aoka
hataon' ireo.

*Ny amy ny fitandremana ny Sabata.*

12 ARY Jehovah niteny taminy
Mosesy ka nanao hoe: 13
Ary dia milazà amy ny Zanak'
Isiraely hianao hoe: Ny Sabatako
no tandremo; fa famantarana ho
amiko sy ho aminareo hatramy ny
taranakareo fara mandimby izany,
mba ho fantatrareo fa Izaho no Jehovah
Izay manamasina anareo. 14
Koa tandremo ny Sabata, fa masina
aminareo izany; izay tsy manamasina
azy dia hatao maty tokoa, fa
izay rehetra manao raharaha amin'
izany dia hofongorana tsy ho amy
ny fireneny. 15 Henemana no hanaovana
raharaha; fa ny andro
fahafito dia tena fitsaharana ka
masina ho any Jehovah: izay re-

---

[1] *Na:* samy hampitovin-danja. [2] *Dia ny Didy Folo.* [3] *Na:* fitondra manompo.

hetra manao raharaha amy ny an-
dro Sabata dia hatao maty tokoa.
16 Dia hotandreman' ny Zanak'
Isiraely ny Sabata hankatoavany
azy hatramy ny taranany fara man-
dimby, dia fanekena mandrakizay
izany. 17 Ho famantarana amiko
sy amy ny Zanak' Isiraely mandra-
kizay izany; fa tamy ny henemana
no nanaovany Jehovah ny lanitra
sy ny tany, ary tamy ny andro faha-
fito dia nitsahatra Izy ka niala
sasatra.

*Ny nanomezan' Andriamanitra ny vato fisaka izay nisy ny Lalàna.*

18 ARY rehefa vita ny teny na-
taony taminy Mosesy tao
an-tendrombohitra Sinay, dia no-
meny azy ny vato fisaka roa, izay
nisy ny Vavolombelona,[1] dia vato
fisaka voasoratry ny rantsan-tànan'
Andriamanitra.

*Ny nanaovan' ny Zanak' Isiraely ombilahy kely volamena hiankohofany, sy ny fahatezeran' Andriamanitra noho izany.*

XXXII. ARY rehefa hitan' ny
olona fa efa ela ka
tsy mbola nidina avy tao an-ten-
drombohitra hiany Mosesy, dia nian-
gona ho eo aminy Arona izy ka
nanao taminy hoe: Mitsangàna, ka
anaovy andriamanitra izahay, hita-
rika antsika eo aloha; fa ilay Mo-
sesy iny, izay lehilahy nitondra an-
tsika niakatra avy tany amy ny
tany Egypta, dia tsy fantatray izay
nanjo azy.
2 Ary hoy Arona taminy: Rom-
boty ary ny kavim-bolamena, izay
eny amy ny sofin' ny vadinareo sy
ny zanakareo-lahy ary ny zanakareo-
vavy, ka ento etỳ amiko. 3 Ary
ny olona rehetra dia nandrombotra
ny kavim-bolamena izay teny amy
ny sofiny ka nitondra azy ho eo
aminy Arona. 4 Ary izy nandray
azy tamy ny tànan' ny olona, dia
namboatra azy tamy ny fandraka
ka nanao azy [2] ho ombilahy kely an-
idina; dia niteny ny olona ka nanao
hoe: Io no andriamanitrao, ry Isi-
raely, izay nitondra anao niakatra
avy tany amy ny tany Egypta.
5 Ary raha hitany Arona izany,
dia nanao alitara teo anoloany izy;
ary dia niantso Arona ka nanao
hoe: Andro firavoravoana ho any
Jehovah rahampitso. 6 Dia nifoha
maraina koa ny olona ka nanatitra
fanatitra odorana sy nitondra fana-
ti-pihavanana; ary nipetraka hihi-
nana sy hisotro ny olona, dia nitsan-
gana hilalao.
7 Ary hoy Jehovah taminy Mo-
sesy: Mandehana midina hianao;
fa efa nanao ratsy ny olonao izay
nentinao niakatra avy tany amy ny
tany Egypta. 8 Nalaky nivily
niala tamy ny làlana izay nasaiko
nalehany izy ka efa nanao ombilahy
kely an-idina ho azy; ary efa nian-
kohoka teo anatrehany sy namono
zavatra hatao fanatitra taminy izy
ka nanao hoe: Io no andriamani-
trao, ry Isiraely, izay nitondra anao
niakatra avy tany amy ny tany
Egypta.
9 Ary hoy Jehovah taminy Mo-
sesy: Efa hitako io firenena io, fa,
indro, firenena mafy hatoka izy. 10
Koa ankehitriny avelao hirehitra
aminy ny fahatezerako, ka harin-
gako izy; fa hahatonga anao ho
firenena lehibe Aho.
11 Fa Mosesy nifona taminy Je-
hovah Andriamaniny ka nanao hoe:
Jehovah ô, nahoana ny fahatezera-
nao no mirehitra amy ny olonao,
izay nentinao nivoaka avy tany amy
ny tany Egypta tamy ny hery lehibe
sy ny tànana mahery? 12 Nahoana
ny Egyptiana no avela hilaza hoe:
Mba hahita loza no nitondrany
ireny nivoaka, hamonoany azy eny
an-tendrombohitra sy handringa-
nany azy tsy ho ambonin' ny tany?
Mialà amy ny fahatezeranao mire-

---

[1] *Dia ny Didy Folo.* [2] *Na:* nofonosiny tamy ny kitapo ka nataony.

hitra, ka manenena ny amy ny loza
izay hanjo ny olonao. 13 Tsarovy
Abrahama sy Isaka ary Isiraely
mpanomponao, izay nianiananao
tamy ny Tenanao sy nilazanao hoe:
Hahamaro ny taranakareo Aho ho
tahaka ny kintana eny amy ny lani-
tra; ary izany tany rehetra nola-
zaiko izany dia homeko ny tarana-
kareo, ary izy handova izany man-
drakizay.

14 Ary Jehovah dia nanenina ny
amy ny loza izay nokasainy hame-
lezana ny olony.

15 Ary Mosesy nihodina ka ni-
dina avy tao an-tendrombohitra,
nitondra ny vato fisaka roa nisy ny
Vavolombelona [1] teny an-tànany;
ny vato fisaka nosoratana teo amy
ny lafiny roa: dia teo anatrehany
sy teo am-badika no nisy ny soratra.
16 Ary ny vato fisaka dia asan'
Andriamanitra, ary ny soratra dia
soratr' Andriamanitra, voasoratra
teo amy ny vato fisaka.

17 Ary rehefa reny Josoa ny
fitabataban' ny olona, izay nihora-
koraka, dia hoy izy taminy Mosesy:
Misy tabataban' ady atsy an-toby.
18 Fa hoy kosa izy: Tsy feo fiho-
bian' ny mahery na feo fitomanian'
ny resy no reko, fa feon' ny mihira.

19 Ary raha nanakaiky ny toby
izy, dia nahita ny ombilahy kely sy
ny dihy; ary nirehitra ny fahate-
zerany Mosesy, dia natontany ny
vato fisaka teny an-tànany ka nova-
kivakiny teo am-bodin' ny tendrom-
bohitra.

20 Dia nalainy ilay ombilahy
kely izay efa nataon' ny olona ka
nodorany tamy ny afo, ary notoro-
toroiny ho vovoka, dia nafafiny tam-
bonin' ny rano ka nampisotroiny ny
Zanak' Isiraely.

21 Ary hoy Mosesy taminy Arona:
Inona no nataon' ity firenena ity
taminao, no nitondranao heloka
lehibe taminy?

22 Fa hoy kosa Arona: Aoka
tsy hirehitra ny fahatezeranao, tom-
poko, fa hianao mahalala ny toetry
ny olona, fa mpanao ratsy izy; 23
ary hoy izy tamiko: Manaova an-
driamanitra ho antsika, hitarika
antsika eo aloha; fa ilay Mosesy
iny, izay lehilahy nitondra antsika
niakatra avy tany amy ny tany
Egypta, dia tsy fantatray izay nanjo
azy. 24 Ary hoy izaho taminy:
Na zovy na zovy manam-bolamena,
aoka handrombotra izany izy, ka
dia nomeny ahy; ary natsipiko tao
anaty afo izany, ka io ombilahy
kely io no nivoaka.

25 Ary rehefa hitany Mosesy fa
natondraka hanaram-po amin' izay
tsy mety ny olona, satria efa naton-
draky Arona ho fanakorana eo amy
ny fahavalony izy, 26 dia nijanona
teo amy ny vavahadin' ny toby
Mosesy ka nanao hoe: Izay rehetra
any Jehovah mankanesa etỳ amiko.
Ary ny taranaky Levy rehetra nian-
gona teo aminy. 27 Dia hoy izy
taminy: Izao no lazainy Jehovah,
Andriamanitry ny Isiraely: Samia
manao ny sabany eo am-balahany
avy hianareo, dia mandrosoa sy
miverimberena amin' isam-bavaha-
din' ny toby, ary samia mamono ny
rahalahiny avy sy ny sakaizany avy
ary ny namany avy hianareo.

28 Dia nanao araka ny teniny
Mosesy ny taranaky Levy; ary
nahafatesana tokony ho telo arivo
lahy ny olona tamin' izany andro
izany. 29 Fa Mosesy efa nilaza
hoe: Manokàna ny tenanareo [2] ho
any Jehovah hianareo anio; eny,
samia mamono [3] ny zanany sy ny
rahalahiny avy, mba hahazoanareo
fitahiana anio.

*Ny nifonany Mosesy, sy ny navalin' Andriamanitra azy.*

30 ARY nony maraina dia hoy
Mosesy tamy ny olona:

[1] *Dia ny Didy Folo.* [2] *Heb.* Mamenoa ny tànanareo.
[3] *Na:* fa samy efa namono.

Efa nanao fahotana lehibe hianareo;
ary ankehitriny, dia hiakatra ho ao
aminy Jehovah aho, fa angamba
hahazo manao fanavotana ny amy
ny fahotanareo.
31 Ary Mosesy dia niverina ho
ao aminy Jehovah ka nanao hoe:
Indrisy! efa nanao fahotana lehibe
ity firenena ity ka efa nanao andria-
mani-bolamena ho azy. 32 Ary
ankehitriny, enga anie ka hamela ny
fahotany Hianao! fa raha tsy izany,
mifona aminao aho, vonoy eo amy
ny bokinao izay nosoratanao ny
anarako.
33 Fa hoy Jehovah taminy Mo-
sesy: Na iza na iza nanota tamiko,
dia hovonoiko ny anarany eo amy
ny bokiko. 34 Mandehana anke-
hitriny, ka ento ny olona ho any
amin' izay efa nolazaiko taminao;
indro, ny Anjeliko no hitarika anao
eo aloha; ary amin' izay andro
hamaliako dia hamaly azy noho ny
fahotany Aho.
35 Ary Jehovah namely ny olona,
satria nanao ny ombilahy kely izy,
dia ilay nataony Arona.

*Ny nitenenan' Andriamanitra ny Zanak' Isiraely, sy ny nanetren' ireo tena.*

XXXIII. ARY Jehovah niteny
taminy Mosesy hoe:
Mandehana miakatra hiala atỳ hia-
nao sy ny firenena izay nentinao
niakatra avy tany amy ny tany
Egypta, ho amy ny tany izay nia-
nianako taminy Abrahama sy Isaka
ary Jakoba hoe: Ny taranakao no
homeko azy. 2 Ary haniraka Anjely
Aho hitarika anao eo aloha (ka
horoahiko ny Kananita sy ny Amo-
rita sy ny Hetita sy ny Perizita sy
ny Hivita ary ny Jebosita), 3 dia
ho amin' izay tany tondra-dronono
sy tantely; nefa tsy hiara-miakatra
aminao Aho (satria olona mafy ha-
toka hianao), fandrao handringana
anao eny an-dàlana Aho.
4 Ary rehefa ren' ny olona izany
teny mampahory izany, dia nanjore-
tra izy, ka tsy nisy olona niravaka
intsony. 5 Ary hoy Jehovah tami-
ny Mosesy: Lazao amy ny Zanak'
Isiraely hoe: Hianareo dia olona
mafy hatoka; koa raha hiara-mia-
katra aminao Aho, na dia indray
mipì-maso aza, dia handringana
anao Aho; koa ankehitriny, esory
ny firavakao hiala aminao, mba ho
fantatro izay hataoko aminao. 6
Ary ny Zanak' Isiraely dia nanala
ny firàvany hatreo an-tendrombo-
hitra Horeba.

*Ny nihaonany Mosesy tamin' Andriamanitra, sy ny naneken' Andriamanitra ny fangatahany.*

7 ARY fanaony Mosesy ny maka
ny lay ka manorina azy eo
ivelan' ny toby lavidavitra, ary ny
anarany dia nataony hoe Ny trano-
lay fihaonana. Ary izay rehetra
nitady any Jehovah dia nivoaka ho
eny amy ny trano-lay fihaonana
izay teo ivelan' ny toby.
8 Ary raha nivoaka ho eo amy
ny lay Mosesy, dia nitsangana ny
olona rehetra, ka samy nijanona teo
anoloan' ny varavaran' ny lainy
avy, dia nitazana any Mosesy man-
dra-pahatongany ao amy ny lay. 9
Ary raha niditra tao amy ny lay
Mosesy, dia nidina ny andri-rahona
ka nijanona teo anoloan' ny vara-
varan' ny lay, ary *Jehovah* dia nire-
saka taminy Mosesy. 10 Ary hitan'
ny olona rehetra ny andri-rahona
nijanona teo anoloan' ny varavaran'
ny lay; dia nitsangana ny olona re-
hetra, ka samy niankohoka teo ano-
loan' ny varavaran' ny lainy avy.
11 Ary Jehovah niteny nifanatrika
taminy Mosesy, tahaka ny olona
miresaka amy ny sakaizany. Ary
niverina nankeo amy ny toby izy;
fa ny mpanompony, dia Josoa zatovo,
zanaky Nona, tsy niala tamy ny
lay.
12 Ary hoy Mosesy taminy Je-
hovah: Indro fa Hianao milaza
amiko hoe: Ento miakatra ity fire-
nena ity, ary Hianao tsy mbola

nampahafantatra ahy izay hirahinao
hiaraka amiko; kanefa Hianao efa
nilaza hoe: Mahalala anao tokoa[1]
Aho, ary efa nahita fitia eo imasoko
koa hianao. 13 Koa ankehitriny,
raha nahita fitia eo imasonao aho,
dia ampahafantaro ny làlanao haha-
lalako Anao, mba hahitako fitia eo
imasonao; ary hevero fa olonao ity
firenena ity.
14 Dia hoy Izy: Ny Tavako[2] no
handeha, dia hanome anao fitsaha-
rana Aho.
15 Fa hoy Mosesy taminy: Raha
tsy handeha ny Tavanao, dia aza
mitondra anay hiakatra hiala atỳ.
16 Fa inona anefa no hahafantarana
fa nahita fitia eo imasonao izaho sy
ny olonao? moa tsy amy ny hande-
hananao miaraka aminay va; dia ho
voàvaka amy ny firenena rehetra
ambonin' ny tany izahay, dia izaho
sy ny olonao.
17 Ary hoy Jehovah taminy
Mosesy: Izao zavatra nolazainao
izao dia hataoko koa; fa nahita
fitia eo imasoko hianao, ary maha-
lala anao tokoa[1] Aho.
18 Ary hoy Mosesy: Mba ampa-
hitao ny voninahitrao aho.
19 Fa hoy kosa Jehovah: Izaho
hampandalo ny fahatsarako rehetra
eo anatrehanao ka hanonona ny
anarany Jehovah eo anatrehanao;
fa hiantra izay hiantrako Aho, ary
hamindra fo amin' izay hamindrako
fo. 20 Ary hoy koa Izy: Tsy ma-
hazo mahita ny tavako hianao; fa
tsy misy olona mahita Ahy ka ho
velona. 21 Dia hoy Jehovah: In-
dro, misy fitoerana eto anilako; dia
hijanona eo ambonin' ny harambato
hianao; 22 koa raha mandalo ny
voninahitro, dia hataoko eo an-
tsefaky ny harambato hianao, ka
hosaronako ny tànako hianao man-
dra-pandaloko. 23 Dia hanaisotra
ny tànako Aho, ka hahita ny vohoko
hianao; fa ny tavako tsy ho hita.

*Ny nanavaozan' Andriamanitra ny fanekena.*

XXXIV. ARY hoy Jehovah ta-
miny Mosesy: Ma-
namboara ho anao vato fisaka roa
tahaka ilay teo, dia hosoratako
amin' ireo vato fisaka ireo ny teny
izay tamin' ilay vato fisaka teo, izay
novakivakinao; 2 ary aoka hivonona
hianao mandra-pahamaraina; dia
miakara raha maraina ho ao amy ny
tendrombohitra Sinay, ka mitsan-
gàna eo anatrehako ao an-tampon'
ny tendrombohitra. 3 Ary aoka
tsy hisy olona hiakatra afa-tsy hia-
nao, ary aoka tsy hisy olona ho hita
eny amy ny tendrombohitra Sinay
rehetra; ary ny ondry aman-osy koa
sy ny omby dia aoka tsy hisy han-
drasana eny akaikin' izany tendrom-
bohitra izany.
4 Dia nanamboatra vato fisaka
roa tahaka ilay teo Mosesy, ary
nifoha maraina koa izy ka niakatra
tao amy ny tendrombohitra Sinay,
araka izay nandidiany Jehovah azy;
ary nentiny teny an-tànany ny vato
fisaka roa.
5 Ary Jehovah nidina tao anatin'
ny rahona ka nijanona teo aminy,
dia nanonona[3] ny anarany Jehovah.
6 Ary Jehovah nandalo teo anatre-
hany ka niantso hoe: Jehovah,
Jehovah, Andriamanitra mamindra
fo sy miantra, mahari-po sady be
famindrampo sy fahamarinana, 7
mitahiry famindrampo ho any ny
olona arivo mandimby, mamela
heloka sy fahadisoana ary fahotana,
kanefa tsy mety manamarina ny
meloka, fa mamaly ny heloky ny
ray amy ny zanaka sy ny zafy
hatramy ny zafiafy sy ny zafindo-
halika.
8 Ary Mosesy dia niondrika
faingana tamy ny tany ka nianko-
hoka; 9 dia hoy izy: Tompo ô, raha
mba mahita fitia eo imasonao aho,

[1] *Heb.* amy ny anarana. [2] *Izahao Isa.* lxiii. 9.
[3] *Na:* Ary Mosesy nijanona teo aminy ka niantso.

aoka Hianao, Tompo ô, handeha ao
afovoanay (fa firenena mafy hatoka
izy), ka mamelà ny helokay sy ny
fahotanay, ary raiso ho lovanao
izahay.
10 Ary hoy Izy: Indro, manao
fanekena Aho, ka eo anatrehan' ny
olonao rehetra no hanaovako zava-
mahagaga, izay tsy mbola nisy natao
tany amy ny tany rehetra sy tany
amy ny firenena rehetra; ary ny
olona rehetra izay itoeranao dia ha-
hita ny asany Jehovah, fa mahata-
hotra izay zavatra efa hataoko amy
ny fiombako anao.
11 Tandremo izay andidiako anao
anio; indro, efa horoahiko hiala eo
anatrehanao ny Amorita sy ny
Kananita sy ny Hetita sy ny Peri-
zita sy ny Hivita ary ny Jebosita.
12 Koa mitandrema, fandrao hanao
fanekena amy ny mponina eo amy
ny tany izay halehanao hianao, ka
ho fandrika eo afovoanao izany. 13
Fa ravao ny alitarany, ary torotoroy
ny tsangam-baton-tsampiny, ary jin-
jao ny Aserahany.[1] 14 Fa tsy
hiankohoka eo anatrehan' izay an-
driamani-kafa hianao; fa Jehovah,
dia saro-piaro no anarany, satria
Andriamanitra saro-piaro Izy,—15
kandrao hianao hanao fanekena amy
ny mponina eo amy ny tany, ka
hijangajanga hanaraka ny andria-
maniny sy hamono zavatra hatao
fanatitra ho any ny andriamaniny
izy, ary hasainy hianao ka hihinana
amy ny fanatiny; 16 ary andrao
koa haka amy ny zanani-vavy ho
vadin' ny zanakao-lahy hianao, ary
hijangajanga hanaraka ny andria-
maniny ny zanani-vavy ka hampan-
deha ny zanakao-lahy hijangajanga
hanaraka ny andriamaniny.
17 Aza manao andriamanitra an-
idina ho anao.
18 Tandremo ny andro firavora-
voana, dia ny andro fihinanana ny
mofo tsy misy masirasira. Hafitoana
no hihinananao ny mofo tsy misy
masirasira, araka izay nandidiako
anao, amy ny fotoan' andro amy ny
volana Abiba, fa tamy ny volana
Abiba no nivoahanao avy tany
Egypta. 19 Izay voalohan-teraka
rehetra no Ahy, dia ny lahy amy
ny voalohan-teraky ny bibinao, na
omby na ondry aman-osy; 20 fa
ny voalohan-teraky ny boriky kosa
dia hosoloanao zanak' ondry; ary
raha tsy hanolo azy hianao, dia
hofolahinao ny vozony; ary ny
lahimatoa rehetra amy ny zanakao
dia havotanao. Ary aoka tsy hisy
hiseho foana tsy mitondra fanatitra
eo anatrehako.
21 Henemana no hiasanao, fa
amy ny andro fahafito dia hitsa-
hatra hianao; na dia amy ny taom-
pamafazana sy amy ny taom-
pijinjana aza dia hitsahatra hiany
hianao.
22 Ary tandremo ny andro fira-
voravoana manarakaraka ireo herin-
andro [2] amy ny fanaterana ny voalo-
ham-bokatra, raha mijinja ny vary
tritika, sy ny andro firavoravoana
amy ny fanangonana amy ny fitsin-
gerenan' ny taona.
23 Intelo isan-kerintaona ny le-
hilahy rehetra aminao no hiseho
eo anatrehany Jehovah Tompo,
Andriamanitry ny Isiraely. 24 Fa
handroaka firenena eo alohanao
Aho ka hanitatra ny fari-taninao;
ary tsy hisy olona haniry ny tani-
nao, raha miakatra hiseho eo ana-
trehany Jehovah Andriamanitrao
intelo isan-kerintaona hianao.
25 Aza manatitra ny ran' ny
zavatra vonoina hatao fanatitra ho
Ahy hianao, raha mbola misy masi-
rasira ao aminao; ary aza avela ho
tra-maraina ny zavatra vonoina ha-
tao fanatitra ho Ahy amy ny andro
firavoravoana amy ny Paska.
26 Ny santatra amy ny voaloham-
bokatry ny taninao dia haterinao

---

[1] *Anaran' andriamani-tsi-izy, na ny sariny.*
[2] *Dia ny Pentekosta; izahao Deo.* xvi. 9, 10.

ho ao an-tranony Jehovah Andria-
manitrao.
Aza mahandro zanak' osy amy
ny rononon-dreniny.
27 Ary hoy Jehovah taminy
Mosesy: Soraty ireo teny ireo, fa
araka ireo teny ireo no nanaovako
fanekena aminao sy amy ny Isiraely.
28 Dia teo aminy Jehovah efa-
polo andro sy efa-polo alina izy,
sady tsy nihinan-kanina na nisotro
rano.
Ary nosoratany Jehovah tamy ny
vato fisaka ny tenin' ny fanekena,
dia ny Didy Folo.[1]
29 Ary Mosesy nidina avy tao
an-tendrombohitra Sinay, ary teny
an-tànany ny vato roa izay nisy ny
Vavolombelona[2] tamin' izy nidina
avy teo an-tendrombohitra, ary tsy
fantany ho namirapiratra ny ho-
ditry ny tavany noho ny nitenenany
taminy. 30 Ary nony hitany Arona
sy ny Zanak' Isiraely rehetra Mo-
sesy, ka, indro, namirapiratra ny
hoditry ny tavany, dia natahotra
azy izy. 31 Ary Mosesy niantso
azy, dia niverina Arona sy ny lohan'
ny fiangonana rehetra ho eo aminy;
ary Mosesy niteny taminy. 32 Ary
rehefa afaka izany, dia nanakaiky
koa ny Zanak' Isiraely rehetra;
ary Mosesy nandidy azy araka izay
rehetra nolazainy Jehovah taminy
tao amy ny tendrombohitra Sinay.
33 Ary rehefa vita ny teny
nataony Mosesy taminy, dia nasiany
fisalobonana ny tavany. 34 Ary
raha niditra teo anatrehany Jehovah
Mosesy hiteny aminy, dia nanaisotra
ny fisalobonana izy mandra-pivoa-
kany. Dia nivoaka izy ka nilaza
tamy ny Zanak' Isiraely izay efa
nandidiana azy. 35 Ary hitan' ny
Zanak' Isiraely ny tavany Mosesy,
fa, indro, namirapiratra ny hoditry
ny tavany; dia nasarony Mosesy ny
tavany indray ny fisalobonana man-
dra-pidiny hiteny aminy indray.

*Ny nilazany Mosesy ny didiny Jehovah ny amy ny hitandremana ny Sabata sy ny hanaovana ny tabernakely, ary ny zavatra naterin' ny olona hanaovana azy.*

XXXV. ARY Mosesy dia namory
ny fiangonana, dia ny
Zanak' Isiraely rehetra, ka nanao
taminy hoe: Izao no teny nandidia-
ny Jehovah hatao: 2 Henemana no
hanaovanao raharaha, fa ny andro
fahafito ho masina aminareo, dia
tena andro fitsaharana ho any Je-
hovah; izay rehetra manao raharaha
amin' izany dia hatao maty. 3
Aza mampirehitra afo amy ny andro
Sabata any amin' izay rehetra itoe-
ranareo.
4 Ary Mosesy niteny tamy ny
fiangonana, dia ny Zanak' Isiraely
rehetra, ka nanao hoe: Izao no teny
izay nandidiany Jehovah: 5 Manalà
ao aminareo fanatitra ho any Je-
hovah; izay rehetra ampirisihin' ny
fony dia aoka hitondra fanatitra ho
any Jehovah: dia volamena sy vola-
fotsy sy varahina, 6 ary manga sy
volomparasy sy mena sy rongony
fotsy madinika, ary volon' osy 7 sy
hoditr' ondrilahy efa nomenaina sy
hodi-takasy[3] ary hazo akasia[4], 8
sy diloilo hatao fanazavana sy zava-
manitra ho amy ny diloilo fanoso-
rana sy ho ditin-kazo mani-pofona,
9 ary vato beryla sy vato halatsaka
an-tranontranony ho amy ny efoda
sy ho amy ny saron-tratra.
10 Ary aoka ny hendry rehetra
eo aminareo ho avy ka hanao izay
rehetra nandidiany Jehovah: 11
dia ny tabernakely sy ny lainy sy
ny firakony sy ny farangony, sy ny
zanakazony sy ny barany sy ny
andriny sy ny faladiany, 12 ary ny
fiara sy ny baony sy ny rakotra
fanaovam-panavotana sy ny efitra
lamba fanakonana, 13 ary ny lata-
batra sy ny baony mbamy ny fanaka

---

[1] *Heb.* ny Teny Folo. [2] *Dia ny Didy Folo.* [3] *Hoditra voasoka ho menamena, na hodi-biby tsy fantatra.* [4] *Anaran-kazo naman' ny fano.*

rehetra momba azy, ary ny mofo
aseho, 14 ary ny fanaovan-jiro ho
fanazavana mbamy ny fanaka mom-
ba azy ary ny lela fanaovan-jirony
sy ny diloilo hatao fanazavana, 15
ary ny alitara fandoroana ditin-kazo
manitra sy ny baony, ary ny diloilo
fanosorana sy ny ditin-kazo mani-
pofona, ary ny varavarana lamba ho
eo amy ny varavaran' ny taberna-
kely, 16 ary ny alitara fandoroana
ny fanatitra odorana sy ny harato
varahina ho eo aminy sy ny baony
ary ny fanaka rehetra momba azy,
ary ny tavy sy ny faladiany, 17 ary
ny fefy lamba ho amy ny kianja sy
ny tsangantsangany sy ny faladiany
sy ny vavahady lamba ho eo amy
ny vavahadin' ny kianja, 18 ary
ny tsimatry ny tabernakely sy ny
tsimatry ny kianja sy ny kofehiny,
19 ary ny fitafiana makarakara [1] ho
entiny manao fanompoam-pivava-
hana ao amy ny fitoerana masina
sy ny fitafiana masina ho any Arona
mpisorona ary ny fitafian' ny zana-
ny ho entiny misorona.

20 Dia niala teo anatrehany Mo-
sesy ny fiangonana, dia ny Zanak'
Isiraely rehetra. 21 Ary samy
nanatona izy, dia izay rehetra nam-
pahazotoin' ny fony, ary izay re-
hetra nampirisihin' ny fanahiny, ka
nitondra ny fanatitra ho any Je-
hovah hanaovana ny trano-lay fihao-
nana sy ny fanompoana rehetra
momba azy ary ny fitafiana masina.
22 Dia nanatona ny lehilahy mbamy
ny vehivavy rehetra izay nampirisi-
hin' ny fony, ka nitondra fisisika sy
kavina sy peratra sy voavolamena,[2]
dia izay firavaka volamena samihafa
rehetra,—dia ny olona rehetra izay
efa nanatitra volamena ho fanatitra
ho any Jehovah. 23 Ary ny olona
rehetra izay nanana manga sy volom-
parasy sy mena sy rongony fotsy
madinika sy volon' osy sy hoditr'
ondrilahy efa nomenaina ary hodi-
takasy dia nitondra azy. 24 Izay
rehetra nanatitra fanatitra volafotsy
sy varahina dia nitondra ny fanati-
tra ho any Jehovah; ary izay re-
hetra nanana hazo akasia hanaovana
zavatra ho amy ny fanompoana dia
nitondra azy.

25 Ary ny vehivavy rehetra izay
hendry dia namoly tamy ny tànany
ka nitondra izay nofolesiny, dia ny
manga sy volomparasy sy mena ary
ny rongony fotsy madinika. 26
Ary ny vehivavy rehetra izay nam-
pahazotoin' ny fony tamy ny fahen-
drena dia namoly ny volon' osy.

27 Ary ny loholona nitondra ny
vato beryla sy ny vato halatsaka
an-tranontranony ho amy ny efoda
sy ho amy ny saron-tratra, 28 ary
ny zava-manitra sy ny diloilo hatao
fanazavana sy ho amy ny diloilo
fanosorana ary ho amy ny ditin-
kazo mani-pofona.

29 Ary ny Zanak' Isiraely niton-
dra fanatitra sitra-po ho any Je-
hovah: dia ny lehilahy sy ny vehi-
vavy rehetra izay nampirisihin' ny
fony hitondra izay hanaovana ny
zavatra rehetra nandidiany Jehovah
any Mosesy hatao.

30 Ary hoy Mosesy tamy ny
Zanak' Isiraely: Indro, efa notono-
niny Jehovah anarana Bezalila,
zanaky Ory, zanaky Hora, avy amy
ny fireneny Joda, 31 ka efa nofenoi-
ny fanahin' Andriamanitra, dia fa-
hendrena sy fahiratan-tsaina sy fa-
halalana ny amy ny tao-zavatra
samihafa, 32 dia ny hamoron-tsaina
hanao asa kanto, sy ny hiasa vola-
mena sy volafotsy ary varahina, 33
ary ny hamboatra vato halatsaka
an-tranontranony sy ny handrafitra
hazo, hanaovana izay asa kanto
samihafa rehetra. 34 Ary ny fa-
haizana hampianatra koa dia efa
nataon' Andriamanitra tao am-pony,
dia izy sy Oholiaba, zanaky Ahisa-
maka, avy amy ny fireneny Dana.
35 Ary efa nofenoiny fahendrena
izy roa lahy, hanaovany ny tao-

[1] *Na:* fitondra manompo. [2] *Na:* haba.

zavatra samihafa—dia ny any ny
mpiasa tefy sy rafitra ary ny any
ny mpanenona mahay tenona sami-
hafa soratra, dia amy ny manga sy
volomparasy sy mena ary amy ny
rongony fotsy madinika ary ny any
ny mpanenona,—dia ny ho mpanao
ny asa samihafa sy ho mpamorona
asa kanto.

XXXVI. Dia hiasa Bezalila sy Oho-
liaba ary ny olona hendry
rehetra, izay nomeny Jehovah fahen-
drena sy fahiratan-tsaina, hahaizany
hanao ny asa rehetra ho amy ny
fanompoana ao amy ny fitoerana
masina, araka izay rehetra nandidia-
ny Jehovah.

2 Ary Mosesy dia nampaka any
Bezalila sy Oholiaba ary ny olona
hendry rehetra, izay nasiany Je-
hovah fahendrena tao am-pony, dia
izay rehetra nampahazotoin' ny fony
hankeo amy ny asa hanao azy. 3
Ary izy ireo dia nandray taminy
Mosesy ny fanatitra rehetra izay
efa nentin' ny Zanak' Isiraely hanao-
vana ny asa amy ny fanompoana ao
amy ny fitoerana masina.

Ary ny olona mbola nitondra
fanatitra sitra-po isa-maraina hiany
ho eo aminy Mosesy. 4 Dia nana-
tona ny olon-kendry rehetra, izay
nanao ny asa rehetra amy ny fitoe-
rana masina, samy niala tamy ny
asany izay nataony avy, 5 ka niteny
taminy Mosesy hoe: Ny olona mi-
tondra mihoatra lavitra noho izay
hahavita ny fanompoana amy ny asa
nandidiany Jehovah hatao. 6 Dia
nandidy Mosesy ka nandefa teny
eran' ny toby rehetra nanao hoe:
Aza misy manao zavatra intsony
hatao fanatitra ho amy ny fitoerana
masina hianareo, na lahy na vavy.
Dia izany no nampitsaharana ny
olona tsy hanatitra intsony; 7 fa
ny zavatra efa nateriny dia ampy
hanaovana ny asa rehetra ka nanana
amby aza.

*Ny nanaovana ny tabernakely sy izay rehetra momba azy.*

8 ARY ny hendry rehetra teo
amin' izay nanao ny raha-
raha dia nanao ny tabernakely: dia
ambainy folo amy ny rongony fotsy
madinika voahasina sy manga sy
volomparasy ary mena; kerobima,
asan' ny mpanenona mahay, no
nataony sorany. 9 Ny halavan'
ny ambainy iray dia valo amby roa-
polo hakiho; ary ny lambanan' ny
ambainy iray dia efatra hakiho:
nitovy ohatra ny ambainy rehetra.
10 Ambainy dimy navitrany ho
iray; ary ambainy dimy koa navi-
trany ho iray. 11 Ary nanao
tadivavarana manga teo an-tsisin'
ny ambainy iray izy, dia teo an-
tsisin' ny anankiray efa voavitrana;
ary nanao toy izany koa tamy ny
ambainy farany izy, dia teo an-tsisin'
ny anankiray efa voavitrana koa.
12 Tadivavarana dimam-polo no
nataony teo amy ny ambainy iray,
ary tadivavarana dimam-polo koa
no nataony teo amy ny sisin' ny
ambainy izay amy ny anankiray efa
voavitrana koa; ary nifandray ny
tadivavarana. 13 Ary nanao faran-
go volamena dimam-polo izy, ka
nakambany tamy ny farango ny
ambainy, dia voakambana ho iray
ny tabernakely.

14 Ary nanao ambainy koa tamy
ny volon' osy izy ho lay handrako-
fana ny tabernakely; dia iraika
amby ny folo ambainy no nanaovany
azy. 15 Ny halavan' ny ambainy
iray dia telo-polo hakiho, ary ny
lambanan' ny ambainy iray dia
efatra hakiho: nitovy ohatra ny
ambainy iraika amby ny folo. 16
Ary navitrany ny ambainy dimy
hikambana, ary ny ambainy enina
kosa hikambana. 17 Ary nanao
tadivavarana dimam-polo ho eo an-
tsisin' ny ambainy iray izay farany
amy ny efa voavitrana izy; ary
tadivavarana dimam-polo koa ho eo
an-tsisin' ny ambainy iray amy ny

anankiray koa efa voavitrana. 18
Ary nanao farango varahina dimam-
polo izy hampikambana ny lay ho
iray.
19 Ary nanao rakotry ny lay
tamy ny hoditr' ondrilahy efa nome-
naina izy sy sarona hodi-takasy ho
eo amboniny.
20 Ary nanao ny zanakazo akasia
ho amy ny tabernakely izy. 21
Folo hakiho ny hahavon' ny zana-
kazo iray, ary iray hakiho sy sasany
ny indraben' ny zanakazo iray. 22
Ary lahiny roa no amy ny zanakazo
iray, ka nasiany izay hikambanany;
izany no nanaovany ny zanakazo
rehetra tamy ny tabernakely. 23
Ary nanao ny zanakazo ho amy ny
tabernakely izy, dia zanakazo roa-
polo ho eo amy ny lafiny atsimo.
24 Ary nanao faladia volafotsy efa-
polo izy ho ambanin' ny zanakazo
roa-polo, dia faladia roa avy ho am-
banin' ny isan-janakazo hiorenan'
ny lahiny roa. 25 Ary nanao zana-
kazo roa-polo ho eo amy ny lafiny
faharoa amy ny tabernakely izy, dia
ny lafiny avaratra. 26 Ary nanao
faladiany volafotsy efa-polo izy, dia
faladia roa avy ho ambanin' ny isan-
janakazo. 27 Ary nanao zanakazo
enina ho eo amy ny lafin' ny taber-
nakely andrefana izy, izay eo ivo-
hony. 28 Ary nanao zanakazo roa
ho eo amy ny zoron' ny tabernakely
tamy ny lafiny ivoho izy. 29 Ary
nakambana ho iray izy hatramy ny
ambany ka hatramy ny ambony, ka
nasiana vava vola iray hiany; na-
taony toy izany avokoa izy roa ho
eo amy ny zorony roa. 30 Ary
nisy zanakazo valo sy ny faladiany
volafotsy, dia faladia enina amby ny
folo: faladia roa avy ho ambanin'
ny isan-janakazo iray.
31 Ary hazo akasia no nataony
barany: dia dimy ho amy ny zana-
kazo amy ny lafiny iray amy ny
tabernakely, 32 sy barany dimy ho
amy ny zanakazo amy ny lafiny iray
koa amy ny tabernakely, ary barany
dimy ho amy ny zanakazo amy ny
lafiny andrefana izay ao ivohony.
33 Ary nanao ny barany afovoany
izy, ho afovoan' ny zanakazo ka
hahatratra ny farany roa. 34 Ary
ny zanakazo nopetahany takela-
bolamena, ary nataony volamena
koa ny vava vola aminy, izay hi-
toeran' ny barany; ary nopetahany
takela-bolamena koa ny barany.
35 Ary ny efitra lamba dia na-
taony manga sy volomparasy sy
mena ary rongony fotsy madinika
voahasina, ary kerobima, asan' ny
mpanenona mahay, no nataony so-
rany. 36 Ary nanao andry efatra
tamy ny hazo akasia izy hihantonan'
izany, ary nopetahany takela-bola-
mena ireo, sady nataony volamena
koa ny fihantonany; ary nandren-
drika faladia volafotsy efatra izy
hiorenany.
37 Ary nanao varavarana lamba
ho eo amy ny varavaran' ny lay izy,
dia tamy ny manga sy volomparasy
sy mena ary rongony fotsy madinika
voahasina, asan' ny mahay tenona
samihafa soratra. 38 Ary ny an-
driny dimy sy ny fihantonany dia
nataony koa, ary nopetahany takela-
bolamena ny lohany sy ny anjaka
hitohizany; ary ny faladiany dimy
dia nataony varahina.

XXXVII. Ary Bezalila nanao ny
fiara tamy ny hazo aka-
sia: roa hakiho sy sasany ny lavany,
ary iray hakiho sy sasany ny sakany,
ary iray hakiho sy sasany ny haha-
vony; 2 ary nopetahany takela-
bolamena tsara tao anatiny sy teo
ivelany; ary nasiany koronosy vola-
mena manodidina. 3 Ary nandren-
drika vava volamena efatra hatao
aminy izy, ka nataony teo amy ny
tongony[1] efatra: dia vava vola roa
teo amy ny lafiny iray, ary vava
vola roa teo amy ny lafiny iray koa.
4 Ary nanao bao tamy ny hazo
akasia izy, ka nopetahany takela-

[1] *Na:* zorony.

bolamena. 5 Ary nampidiriny ny
bao ho eo amy ny vava vola, izay
eo amy ny lafin' ny fiara, hilanjana
azy.

6 Ary nanao rakotra fanaovam-
panavotana tamy ny volamena tsara
izy: roa hakiho sy sasany ny lavany,
ary iray hakiho sy sasany ny sakany.
7 Ary nanao kerobima volamena
roa izy; voasana no nanaovany azy
roa miray amy ny lohany roa amy
ny rakotra fanaovam-panavotana:
8 dia ny kerobima iray nataony teo
amy ny sakany anankiray, ary ny
kerobima iray kosa teo amy ny
sakany anankiray: indray mivofy
tamy ny rakotra fanaovam-panavo-
tana no nanaovany ny kerobima roa,
dia teo amy ny sakany roa. 9 Ary
ny elatry ny kerobima nivelatra teo
ambony, ka nalofan' ny elany ny
rakotra fanaovam-panavotana; ary
ny tavany nifanatrika, sady nana-
trika ny rakotra fanaovam-panavo-
tana koa izy.

10 Ary nanao ny latabatra tamy
ny hazo akasia izy: roa hakiho ny
lavany, ary iray hakiho ny sakany,
ary iray hakiho sy sasany ny haha-
vony. 11 Ary nopetahany takela-
bolamena tsara izy, sady nasiany
koronosy volamena manodidina azy.
12 Ary nasiany sisiny vodivoam-
pelatànana manodidina azy, ary na-
siany koronosy volamena ny sisiny
manodidina. 13 Ary nandrendrika
vava volamena efatra hatao aminy
izy, ka nataony teo amy ny zorony
efatra, izay eo amy ny tongony efatra,
ireo: 14 eo akaikin' ny sisiny no
nisian' ny vàva vola ho fitoeran' ny
bao hilanjana ny latabatra. 15 Ary
nanao ny bao tamy ny hazo akasia
izy, hilanjana ny latabatra, ka nope-
tahany takela-bolamena. 16 Ary
nanao ny fanaka izay eo ambonin'
ny latabatra izy, dia ny loviany sy
ny lovia keliny ary ny kapoakany
sy ny fitoeran-divainy ho fanidinam-
panatitra; volamena tsara no nanao-
vany ireo.

17 Ary nanao ny fanaovan-jiro
tamy ny volamena tsara izy; voa-
sana no nanaovany ny fanaovan-
jiro; nataony indray mivofy taminy
avokoa ny faladiany sy ny tahony
sy ny vodi-voniny sy ny kiboriny
ary ny voniny. 18 Ary nisy sam-
pany enina tamy ny ankilany roa,
dia sampany telo tamy ny fanaovan-
jiro amy ny ankilany iray, ary sam-
pany telo tamy ny fanaovan-jiro
amy ny ankilany iray koa; 19 teo
amy ny sampany anankiray nisy
vodi-voniny telo natao tahaka ny
vonin' ny amygdala, mbamy ny
kiboriny sy ny voniny; ary teo
amy ny sampany anankiray koa
nisy vodi-voniny telo natao tahaka
ny vonin' ny amygdala, mbamy ny
kiboriny sy ny voniny; dia toy
izany avokoa tamy ny sampany
enina tamy ny fanaovan-jiro. 20
Ary teo amy ny fanaovan-jiro dia
nisy vodi-voniny efatra natao tahaka
ny vonin' ny amygdala, mbamy ny
kiboriny sy ny voniny, 21 dia kibori-
ny iray eo ambanin' ny sampany roa
sady miray aminy, ary kiboriny iray
eo ambanin' ny sampany roa sady
miray aminy, ary kiboriny iray eo
ambanin' ny sampany roa koa sady
miray aminy; dia amy ny sampany
enina izay miray amy ny fanaovan-
jiro. 22 Ny kiboriny sy ny sam-
pany dia niray taminy avokoa;
natao indray mivofy tamy ny vola-
mena tsara izy rehetra. 23 Ary
nanao ny lela fanaovan-jirony fito
sy ny hetin-jirony sy ny fitoeran-
davenon-jirony tamy ny volamena
tsara izy. 24 Volamena tsara talenta
iray no nanaovany azy mbamy ny
fanaka rehetra momba azy.

25 Ary nanao ny alitara fandoro-
ana ditin-kazo manitra tamy ny
hazo akasia izy: iray hakiho avy
ny lafiny efatra, dia efa-joro tsy
mivadi-mandry izy; ary roa hakiho
ny hahavony; ary nataony miray
aminy ny tandrony. 26 Ary nope-
tahany takela-bolamena tsara izy,
dia ny tampony sy ny lafiny mano-
didina ary ny tandrony; ary nasiany

koronosy volamena manodidina. 27
Ary nasiany vava volamena roa izy
teo ambanin' ny koronosiny, ka na-
taony teo amy ny zorony efatra ireo
ho fitoeran' ny bao hilanjana azy.
28 Ary hazo akasia no nanaovany
ny bao, ka nopetahany takela-
bolamena.

29 Ary nanao ny diloilo fanoso-
rana masina izy, sy ny zava-manitra
manetona madio, asan' ny mpanga-
roharo zava-manitra.

XXXVIII. Ary nanao ny alitara
fandoroana ny fanatitra
odorana tamy ny hazo akasia izy:
dimy hakiho avy ny lafiny efatra,
dia efa-joro tsy mivadi-mandry izy;
ary telo hakiho ny hahavony. 2
Ary nanao ny tandrony teo amy ny
zorony efatra izy, ka nataony miray
aminy, ary nopetahany takela-bara-
hina ireo. 3 Ary nanao ny fanaka
rehetra momba ny alitara izy, dia
ny vilaniny fandraofan-davenona sy
ny sotron' afony sy ny loviany
famafazana sy ny fitrebiny ary ny
fitondran-afony; nataony varahina
avokoa ny fanaka rehetra momba
azy. 4 Ary nanao makarakara
varahina tahaka ny harato ho eo
amy ny alitara izy, dia eo ambanin'
ny sikiny, hatreo am-bodin' ny ali-
tara ka hatreo amy ny fisasahany.
5 Ary nandrendrika vava vola
efatra hatao eo an-jorony efatra
amy ny makarakara varahina izy ho
fitoeran' ny bao. 6 Ary nanao ny
bao tamy ny hazo akasia izy, ka
nopetahany takela-barahina. 7 Ary
nampiditra ny bao teo amy ny vava
vola teo amy ny lafiny roa amy ny
alitara izy hilanjana azy. Ary hazo
fisaka no narafiny ho alitara, ka
nataony hobokaty.

8 Ary ny tavy varahina sy ny
faladiany varahina dia nataony tamy
ny fitaratra varahin' ny vehivavy
izay nanompo teo anoloan' ny vara-
varan' ny trano-lay fihaonana.

9 Ary nanao ny kianja izy: tamy
ny lafiny atsimo nisy fefy lamba
zato hakiho ho amy ny kianja natao
tamy ny rongony fotsy madinika
voahasina; 10 ary roa-polo ny tsan-
gantsangany, ary roa-polo ny fala-
diany varahina; ary volafotsy ny
fihantonany amy ny tsangantsan-
gany sy ny anjaka hitohizany. 11
Ary tamy ny lafiny avaratra koa
nisy zato hakiho sy ny tsangantsan-
gany roa-polo ary ny faladiany vara-
hina roa-polo; volafotsy ny fihanto-
nany amy ny tsangantsangany sy
ny anjaka hitohizany. 12 Ary tamy
ny lafiny andrefana nisy fefy lamba
dimam-polo hakiho; folo ny tsan-
gantsangany ary folo ny faladiany;
ary volafotsy ny fihantonana amy
ny tsangantsangany sy ny anjaka
hitohizany. 13 Ary ny lafiny atsi-
nanana nataony dimam-polo hakiho.
14 Ary nisy fefy lamba dimy amby
ny folo hakiho tamy ny ilany iray;
telo ny tsangantsangany, ary telo
ny faladiany. 15 Ary nisy fefy
lamba dimy amby ny folo hakiho
tamy ny ilany iray koa; telo ny
tsangantsangany, ary telo ny faladia-
ny. 16 Ary nataony rongony fotsy
madinika voahasina avokoa ny fefy
lamban' ny kianja manodidina. 17
Ary ny faladian' ny tsangantsangany
dia nataony varahina; ary ny fihan-
tonana amy ny tsangantsangany sy
ny anjaka hitohizany nataony vola-
fotsy; ary ny lohany dia nopetahany
takela-bolafotsy; ary ny tsangan-
tsangany rehetra tamy ny kianja dia
samy nisy anjaka volafotsy hitohi-
zany avokoa. 18 Ary ny vavahady
lamba eo am-bavahadin' ny kianja
dia asan' ny mahay tenona samihafa
soratra tamy ny manga sy volompa-
rasy sy mena ary rongony fotsy ma-
dinika voahasina; roa-polo hakiho
ny halavany; ary ny hahavony nito-
vy tamy ny lambanan-damba, dia
dimy hakiho, araka ny hahavon' ny
fefy lamban' ny kianja. 19 Ary efa-
tra ny tsangantsangany, ary efatra
ny faladiany varahina; ary ny fihan-
tonany dia volafotsy; ary ny takela-
bola tamy ny lohany sy ny anjaka
hitohizany dia volafotsy koa. 20

Ary ny tsimatra amy ny tabernakely
sy amy ny kianja manodidina dia
nataony varahina avokoa.

*Tontalin' ny volamena sy volafotsy ary varahina izay lany.*

21 ARY izao no isan' ny zavatra
momba ny tabernakely, dia
ny tabernakelin' ny Vavolombelona,[1]
izay nisaina araka ny didiny Mo-
sesy; natao fanompoan' ny Levita,
fehiny Itamara, zanaky Arona mpi-
sorona, ny nanisa azy.
22 Ary Bezalila, zanaky Ory,
zanaky Hora, avy amy ny fireneny
Joda, nanao izay rehetra nandidiany
Jehovah any Mosesy. 23 Ary ny
namany dia Oholiaba, zanaky Ahi-
samaka, avy amy ny fireneny Dana,
mpiasa tefy sy rafitra ary mpanenona
mahay sady nahay tenona samihafa
soratra tamy ny manga sy volompa-
rasy sy mena ary rongony fotsy
madinika.
24 Talenta sivy amby roa-polo,
ary sekely telo-polo amby fiton-jato,
araka ny sekely masina, ny vola-
mena rehetra izay lany tamy ny asa
rehetra tamy ny fitoerana masina,
dia ny volamena izay natao fanatitra
ahevaheva.
25 Ary ny volafotsy avy tamy
ny olona izay voaisa tamy ny fian-
gonana dia talenta zato sy sekely
dimy amby fito-polo amby fiton-jato
amby arivo, araka ny sekely masina:
26 beka iray isan-olona, dia antsa-
saky ny sekely araka ny sekely
masina, no naloan' izay rehetra voa-
lamina, hatramy ny roa-polo taona
no ho miakatra, dia olona dimam-
polo amby diman-jato amby telo
arivo sy enina hetsy. 27 Ary ny
volafotsy talenta zato dia naren-
drika nanaovana ny faladian' ny
fitoerana masina sy ny faladian' ny
efitra lamba: dia faladia zato tamy
ny talenta volafotsy zato, talenta
iray ny faladiany iray. 28 Ary
tamy ny sekely dimy amby fito-polo
amby fiton-jato sy arivo no nanao-
vany ny fihantonana tamy ny andry,
sy nametahana takela-bola tamy ny
lohany, ary nanaovany ny anjaka
hitohizany.
29 Ary ny varahina izay natao
fanatitra ahevaheva dia talenta fito-
polo sy sekely efa-jato amby roa
arivo. 30 Ary izany no nanaovany
ny faladiany ho amy ny varavaran'
ny trano-lay fihaonana sy ny alitara
varahina sy ny makarakara varahina
izay teo aminy ary ny fanaka rehetra
momba ny alitara 31 ary ny faladia
tamy ny kianja manodidina sy ny
faladia tamy ny vavahadin' ny kianja
sy ny tsimatra rehetra tamy ny
tabernakely ary ny tsimatra rehetra
tamy ny kianja manodidina.

*Ny nanaovana ny fitafian' ny mpisorona.*

XXXIX. ARY tamy ny manga
sy ny volomparasy
ary ny mena no nanaovany ny
fitafiana makarakara,[2] hanaovana
fanompoam-pivavahana ao amy ny
fitoerana masina, ary nanao ny fita-
fiana masina ho any Arona izy, dia
araka izay efa nandidiany Jehovah
any Mosesy.
2 Ary nanao ny efoda tamy ny
volamena sy manga sy volomparasy
sy mena ary rongony fotsy madinika
voahasina izy. 3 Ary namisaka ny
volamena ho takelaka manify izy,
dia nandidididy azy ho kofehy vola-
mena, hahasiny amy ny manga sy
ny volomparasy sy ny mena ary ny
rongony fotsy madinika, dia asan'
ny mpanenona mahay. 4 Ary na-
taony nisy soroka roa avy amy ny
sisiny roa hampikambanana azy. 5
Ary ny fehin-kibo momba ny efoda,
izay teo amboniny, dia niray taminy
sady nitovy tarehy taminy, ka na-
taony volamena sy manga sy volom-
parasy sy mena ary rongony fotsy
madinika voahasina, dia araka izay
efa nandidiany Jehovah any Mosesy.

[1] *Dia ny Didy Folo.*

[2] *Na:* fitondra manompo.

6 Ary ny vato beryla nasiany
randram-bolamena manodidina, ary
dia nosoratany, tahaka ny fanora-
tana fanombohan-kase, araka ny
anaran' ny firenen' ny Zanak' Isira-
ely. 7 Ary nataony teo amy ny
soroky ny efoda ny vato, ho vato
fahatsiarovana ho any ny Zanak'
Isiraely, dia araka izay efa nandidia-
ny Jehovah any Mosesy.

8 Ary nanao ny saron-tratra tamy
ny asan' ny mpanenona mahay izy,
tahaka ny nanaovana ny efoda, dia
volamena sy manga sy volomparasy
sy mena ary rongony fotsy madinika
voahasina. 9 Ary efa-joro miforitra
roa no nanaovany ny saron-tratra,
ary irain-jehy avy ny lafiny efatra,
sady niforitra roa izy. 10 Ary
nasiany vato nalatsaka an-tranon-
tranony izy, dia vato efatra anda-
lana: ny andalana voalohany dia
karnelia sy topaza ary emeralda; 11
ary ny andalana faharoa dia robina
sy safira ary onyksa; 12 ary ny
andalana fahatelo dia opala sy agata
ary ametysta; 13 ary ny andalana
fahefatra dia krysolita sy beryla ary
jaspy; ary nasiany randram-bola-
mena manodidina ny fitoerany avy.
14 Ary ny vato dia nalahatra araka
ny anaran' ny firenen' ny Zanak'
Isiraely, dia roa amby ny folo araka
ny anarany; ary nisy soratra toy
ny amy ny fanombohan-kase ho
any ny firenena roa amby ny folo
araka ny anarany avy.

15 Ary nanao olam-bolamena
tsara mifanolana toy ny tady ho eo
amy ny saron-tratra izy. 16 Ary
nanao randram-bolamena roa sy
vava volamena roa izy; ary ny
vava vola dia nataony teo amy ny
zorony roa *ambony* amy ny saron-
tratra. 17 Ary ny tady volamena
roa dia nataony teo amy ny vava
vola roa, izay amy ny zorony roa *am-
bany* amy ny saron-tratra. 18 Ary
ny lanin' ny tady roa dia nataony
teo amy ny randram-bolamena roa,
dia nataony teo amy ny soroky ny
efoda anoloana. 19 Ary nanao
vava volamena roa izy ka nataony
teo amy ny zorony roa *ambany* amy
ny saron-tratra, dia amy ny sisiny
anatiny izay manolotra ny efoda.
20 Ary nanao vava volamena roa
koa izy ka nataony teo amy ny
soroka roa amy ny efoda, dia ao
ambaniny, eo anoloany, akaikin' ny
fikambanany, eo ambonin' ny fehin-
kibo momba ny efoda. 21 Ary
kofehy manga no namehezany ny
vava volan' ny saron-tratra tamy ny
vava volan' ny efoda, mba ho eo
ambonin' ny fehin-kibo momba ny
efoda ny saron-tratra ka tsy ho
afaka eo, dia araka izay efa nan-
didiany Jehovah any Mosesy.

22 Ary nanao ny akanjo ivelany
misy ny efoda, asan' ny mpanenona,
izy, ka nataony manga avokoa. 23
Ary ny vozon' ny akanjo ivelany
dia teo afovoany tahaka ny vozon'
ny akanjo fiarovan-tratra, ary nisy
sisiny manodidina ny vozony mba
tsy hahatriatra azy. 24 Ary teo
amy ny morontongotry ny akanjo
ivelany dia nasiany sarin' amponga-
bendanitra manga sy volomparasy
sy mena voahasina; 25 ary nanao
famohamandry volamena tsara izy,
ary ny famohamandry dia nataony
teo anelanelan' ny ampongabenda-
nitra tamy ny morontongotry ny
akanjo ivelany manodidina (dia teo
anelanelan' ny ampongabendanitra):
26 dia famohamandry sy sarin' am-
pongabendanitra mifanelanelana ma-
nodidina eo amy ny morontongotry
ny akanjo ivelany, ho entiny manao
ny fanompoam-pivavahana, dia araka
izay efa nandidiany Jehovah any
Mosesy.

27 Ary ny akanjo lava nataony
rongony fotsy madinika, asan' ny
mpanenona, ho any Arona sy ny
zanany. 28 Ary ny hamama dia
nataony rongony fotsy madinika,
ary ny satroka tsara tarehy nataony
rongony fotsy madinika; ary ny
kalisaona fohy dia nataony rongony
fotsy madinika voahasina. 29 Ary
ny fehin-kibo nataony rongony fotsy

madinika voahasina sy manga sy
volomparasy ary mena, asan' ny
mahay tenona samihafa soratra, dia
araka izay efa nandidiany Jehovah
any Mosesy.
30 Ary ny takelaka ho eo amy
ny diadema masina dia nataony
volamena tsara, ary nasiany soratra,
araka ny fanoratana amy ny fanom-
bohan-kase, hoe: HAMASININA HO
ANY JEHOVAH. 31 Ary nasiany
kofehy manga hamehezany azy amy
ny hamama eo ambony, dia araka
izay efa nandidiany Jehovah any
Mosesy.
32 Ary vita ny asa rehetra tamy
ny tabernakelin' ny trano-lay fihao-
nana; fa ny Zanak' Isiraely efa
nanao araka izay rehetra nandidiany
Jehovah any Mosesy.
33 Dia nentiny teo aminy Mosesy
ny tabernakely: dia ny lay sy ny
fanaka rehetra momba azy, ary ny
farangony sy ny zanakazony ary
ny barany sy ny andriny ary ny
faladiany, 34 ary ny firakotra ho-
ditr' ondrilahy efa nomenaina sy ny
sarona hodi-takasy, ary ny efitra
lamba fanakonana, 35 ary ny fiaran'
ny Vavolombelona[1] sy ny baony
ary ny rakotra fanaovam-panavo-
tana, 36 ary ny latabatra sy ny
fanaka rehetra momba azy ary ny
mofo aseho, 37 ary ny fanaovan-jiro
tsara sy ny lela fanaovan-jirony, dia
ny lela fanaovan-jiro halahatra, sy
ny fanaka rehetra momba azy ary
ny diloilo hatao fanazavana, 38 ary
ny alitara volamena sy ny diloilo
fanosorana sy ny ditin-kazo mani-
pofona ary ny varavarana lamba ho
eo amy ny varavaran' ny trano-lay,
39 ary ny alitara varahina sy ny
makarakara varahina ho eo aminy
ary ny baony sy ny fanaka rehetra
momba azy, ary ny tavy sy ny fala-
diany, 40 ary ny fefy lamban' ny
kianja sy ny tsangantsangany sy ny
faladiany ary ny vavahady lamba
eo amy ny vavahadin' ny kianja ary
ny kofehiny sy ny tsimatra ary ny
fiasana rehetra momba ny taberna-
kelin' ny trano-lay fihaonana, 41 ary
ny fitafiana makarakara[2] ho enti-
manao fanompoam-pivavahana ao
amy ny fitoerana masina ho any
Arona mpisorona sy ny fitafian' ny
zanany ho entiny manao fisoronana.
42 Araka izay rehetra efa nandi-
diany Jehovah any Mosesy, dia toy
izany no nanaovan' ny Zanak
Isiraely ny asa rehetra. 43 Ary
nizaha ny asa rehetra Mosesy, ka,
indro, efa nataony araka izay nandi-
diany Jehovah; dia nisaotra azy
Mosesy.

*Ny nanangana ny tabernakely.*

XL. ARY Jehovah niteny taminy
Mosesy ka nanao hoe:
2 Amy ny andro voalohany amy ny
volana voalohany dia atsangano ny
tabernakelin' ny trano-lay fihaonana.
3 Ary ataovy ao ny fiaran' ny
Vavolombelona;[1] dia ahantòny ny
efitra lamba hanakona ny fiara. 4
Ary ampidiro ny latabatra, ka ala-
haro izay halahatra eo amboniny;
ary ampidiro ny fanaovan-jiro, ka
ampireheto[3] ny jiro.[4] 5 Ary ny
alitara volamena fandoroana ditin-
kazo manitra dia ataovy eo anoloan'
ny fiaran' ny Vavolombelona,[1] ary
ny varavarana lamba dia ataovy eo
amy ny varavaran' ny tabernakely.
6 Ary ny alitara fandoroana ny
fanatitra odorana dia apetraho eo
anoloan' ny tabernakelin' ny trano-
lay fihaonana. 7 Ary ny tavy dia
apetraho eo anelanelan' ny trano-lay
fihaonana sy ny alitara, ka asio
rano eo anatiny. 8 Ary amboary
ny kianja manodidina, ka ahantòny
ny vavahady lamba eo amy ny
vavahadin' ny kianja.
9 Ary alao ny diloilo fanosorana,
ka hosory ny tabernakely sy izay
rehetra ao, dia hamasino izy mbamy

[1] *Dia ny Didy Folo.* [2] *Na:* fitondra manompo. [3] *Na:* ataingeno.
[4] *Heb.* lela fanaovan-jirony.

ny fanaka rehetra momba azy, ka
dia ho masina izy. 10 Ary hosory
ny alitara fandoroana ny fanatitra
odorana sy ny fanaka rehetra momba
azy; ary hamasino ny alitara, dia
ho masina indrindra izy. 11 Ary
hosory ny tavy sy ny faladiany, ka
hamasino izy.

12 Ary ento Arona sy ny zanany
hankeo anoloan' ny varavaran' ny
trano-lay fihaonana, ka ampandroy
amy ny rano izy. 13 Ary ampia-
kanjoy any Arona ny fitafiana ma-
sina, dia hosory sy hamasino izy,
mba ho mpisorona ho Ahy. 14
Ary ento ny zanany, ka ampiakan-
joy azy ny akanjo lava. 15 Ary
hosory izy, tahaka ny nanosoranao
ny rainy, mba ho mpisorona ho
Ahy; ary ny fanosorana azy dia ho
fisoronana mandrakizay ho azy ha-
tramy ny taranany fara mandimby.
16 Dia nataony Mosesy izany:
araka izay rehetra efa nandidiany
Jehovah azy no nataony.

17 Ary tamy ny andro voalohany
tamy ny volana voalohany tamy ny
taona faharoa no nananganana ny
tabernakely. 18 Ary Mosesy na-
nangana ny tabernakely, dia name-
traka ny faladiany sy nanangana ny
zanakazony, ary nampiditra ny
barany sy nanangana ny andriny.
19 Ary namelatra ny lay teo am-
bonin' ny tabernakely izy, ary ny
firakotry ny lay nataony teo ambo-
niny, dia araka izay efa nandidiany
Jehovah any Mosesy.

20 Dia nalainy ny Vavolombe-
lona [1] ka napetrany tao anatin' ny
fiara, ary ny bao dia nataony teo
amy ny fiara, ary ny rakotra fanao-
vam-panavotana dia napetrany teo
ambonin' ny fiara. 21 Ary ny
fiara dia nampidiriny tao amy ny
tabernakely, ka nahantony ny efitra
lamba fanakonana hanakona ny
fiaran' ny Vavolombelona,[1] dia araka
izay efa nandidiany Jehovah any
Mosesy.

22 Ary ny latabatra dia napetra-
ny teo amy ny trano-lay fihaonana,
dia teo amy ny lafin' ny tabernakely
avaratra, teo ivelan' ny efitra lamba.
23 Ary nandahatra mofo teo amboni-
ny teo anatrehany Jehovah izy, dia
araka izay efa nandidiany Jehovah
any Mosesy.

24 Ary ny fanaovan-jiro dia
napetrany teo amy ny trano-lay
fihaonana, tandrifin' ny latabatra,
teo amy ny lafin' ny tabernakely
atsimo. 25 Ary nampirehitra [2] ny
jiro [3] teo anatrehany Jehovah izy,
dia araka izay efa nandidiany Je-
hovah any Mosesy.

26 Ary ny alitara volamena dia
nataony teo amy ny trano-lay fihao-
nana, teo anoloan' ny efitra lamba;
27 ary nandoro ditin-kazo mani-
pofona teo izy, dia araka izay efa
nandidiany Jehovah any Mosesy.

28 Ary ny varavarana lamba dia
nataony teo amy ny varavaran' ny
tabernakely; 29 ary ny alitara fan-
doroana ny fanatitra odorana dia
napetrany teo anoloan' ny varavaran'
ny tabernakelin' ny trano-lay fihao-
nana; ary nateriny teo amboniny
ny fanatitra odorana sy ny fanatitra
hohanina, dia araka izay efa nandi-
diany Jehovah any Mosesy.

30 Ary ny tavy dia nataony teo
anelanelan' ny trano-lay fihaonana
sy ny alitara, ka nasiany rano teo
anatiny hanasana. 31 Ary teo no
nanasany Mosesy sy Arona ary ny
zanany ny tongony aman-tànany.
32 Raha niditra tao amy ny trano-
lay fihaonana izy, ary raha nana-
kaiky ny alitara, dia nisasa izy, dia
araka izay efa nandidiany Jehovah
any Mosesy.

33 Ary natsangany koa ny kianja
manodidina ny tabernakely sy ny
alitara; ary ny vavahady lamba dia
nataony teo amy ny vavahadin' ny
kianja. Dia vitany Mosesy ny asa
rehetra.

34 Ary ny rahona nanarona ny

---

[1] *Dia ny Didy Folo.* [2] *Na:* nanaingina. [3] *Heb.* lela fanaovan-jiro.

trano-lay fihaonana, ary ny voninahitry Jehovah nameno ny tabernakely.
35 Ary Mosesy tsy nahazo
niditra tao amy ny trano-lay fihaonana, satria ny rahona nitoetra teo amboniny, ary ny voninahitry Jehovah nameno ny tabernakely.
36 Ary raha niakatra niala tamy
ny tabernakely ny rahona, dia nifindra ny Zanak' Isiraely tamy ny
nandehanany rehetra; 37 fa raha
tsy niakatra ny rahona, dia tsy nifindra izy, mandra-pihavin' izay andro hiakarany.
38 Fa ny rahony
Jehovah dia teo ambonin' ny tabernakely nony andro, ary nisy afo teo aminy nony alina, teo imason' ny taranaky Isiraely rehetra, tamy ny nandehanany rehetra.

---

# LEVITIKOSY,

## NA FISORONANA.

---

*Ny fanatitra odorana.*

I. ARY Jehovah niantso any
Mosesy ka niteny taminy tao amy ny trano-lay fihaonana hoe:
2 Mitenena amy ny Zanak' Isiraely
hoe: Raha misy aminareo manatitra biby fiompy ho fanatitra ho any Jehovah, dia omby na ondry na osy no haterinareo ho fanatitrareo.
3 Raha omby no ateriny ho fanatitra odorana, dia lahy tsy misy kilema no hateriny; eo anoloan' ny varavaran' ny trano-lay fihaonana no hanaterany azy, mba hankasitrahana eo anatrehany Jehovah izy.
4 Ary hametraka ny tànany eo amy
ny lohan' ny fanatitra odorana izy, dia hahazoany fankasitrahana izany, hanaovana fanavotana ho azy.
5
Dia hamono ny zanak' omby eo anatrehany Jehovah izy; ary ireo mpisorona, zanaky Arona, dia hanatitra ny ra ka hanopy azy manodidina amy ny lafin' ny alitara, izay eo anoloan' ny varavaran' ny tranolay fihaonana;
6 ary hohodirany ny
fanatitra odorana, dia horasainy tsara.
7 Ary ireo zanaky Arona
mpisorona dia hanisy afo eo ambonin' ny alitara ka handahatra kitay eo amy ny afo.
8 Ary ireo mpisorona, zanaky Arona, dia handahatra ny voarasa mbamy ny lohany sy ny saborany eo ambonin' ny kitay eo amy ny afo izay eo ambonin' ny alitara;
9 fa ny taovany sy
ny tongony kosa hosasany amy ny rano; dia hodoran' ny mpisorona ho fofona izy rehetra eo ambonin' ny alitara; fanatitra odorana izany, dia fanatitra atao amy ny afo ho hanitra ankasitrahana ho any Jehovah.
10 Ary raha ondry na osy no
ateriny ho fanatitra odorana, dia lahy tsy misy kilema koa no hateriny.
11 Dia hamono azy eo
avaratry ny alitara eo anatrehany Jehovah izy; ary ireo mpisorona, zanaky Arona, dia hanopy ny ra manodidina amy ny lafin' ny alitara.
12 Dia horasainy tsara izy
mbamy ny lohany sy ny saborany; ary halahatry ny mpisorona eo ambonin' ny kitay izy eo amy ny afo izay eo ambonin' ny alitara;
13 fa
ny taovany sy ny tongony kosa hosasany amy ny rano; dia ho entin' ny mpisorona izy rehetra ka hodorany ho fofona eo ambonin' ny alitara; ho fanatitra odorana izany,

dia fanatitra atao amy ny afo ho
hanitra ankasitrahana ho any
Jehovah.

14 Ary raha vorona no ateriny
ho any Jehovah ho fanatitra odora-
na, dia domohina na zana-boromai-
lala no hateriny ho fanatiny. 15
Ary haterin' ny mpisorona ho eo
amy ny alitara izany, ka hotapahiny
amy ny hoho ny lohany, dia hodo-
rany ho fofona eo ambonin' ny ali-
tara, ary hofiazany eo amy ny
rindrin' ny alitara ny rany; 16 ary
hesoriny ny takorobabony sy ny ao
anatiny, ka hariany eo atsinanan'
ny alitara, dia eo amy ny fitoeran-
davenona; 17 ary hosamahiny amy
ny elany no fameraka azy, fa tsy
hohenteriny; ary ny mpisorona han-
doro azy ho fofona eo ambonin' ny
alitara, ambonin' ny kitay izay eo
amy ny afo; fanatitra odorana
izany, dia fanatitra atao amy ny
afo ho hanitra ankasitrahana ho
any Jehovah.

*Ny fanatitra hohanina.*

II. ARY raha misy manatitra
fanatitra hohanina ho any
Jehovah, dia koba tsara toto no
hataony fanatiny; ary hanidina
diloilo aminy izy sy hanisy ditin-
kazo mani-pofona eo amboniny. 2
Ary hitondra azy ho amin' ireo
mpisorona, zanaky Arona, izy, dia
handraofan' ireo eran-tànan-ila ny
kobany sy ny diloilony mbamy ny
ditin-kazo mani-pofona rehetra; ary
hodoran' ny mpisorona ho fofona eo
ambonin' ny alitara izany fanati-
pahatsiarovana avy aminy izany; dia
fanatitra atao amy ny afo ho hani-
tra ankasitrahana ho any Jehovah
izany. 3 Ary ny sisa amy ny fana-
titra hohanina dia ho any Arona
sy ny zanany; ho masina dia masina
avy amy ny fanatitra atao amy ny
afo ho any Jehovah izany.

4 Ary raha manatitra fanatitra
hohanina voaendy amy ny fanen-
dasa-mofo hianao, dia aoka ho mofo
tsy misy masirasira atao amy ny
koba tsara toto sady voaharo diloilo
sy mofo manify tsy misy masirasira
sady voahoso-diloilo.

5 Ary raha fanatitra hohanina
voaendy amy ny lapoely no fana-
titrao, dia aoka ho koba tsara toto
voaharo diloilo sady tsy misy masi-
rasira. 6 Hovakivakinao izy ary
hanidinanao diloilo; dia fanatitra
hohanina izany.

7 Ary raha fanatitra hohanina
voahandro amy ny vilany no fana-
titrao, dia koba tsara toto asian-
diloilo no hatao. 8 Ary ho entinao
ho any Jehovah ny fanatitra hoha-
nina izay atao amin' ireo zavatra
ireo; ary rehefa voatitra eo amy
ny mpisorona izany, dia ho entiny
eo amy ny alitara. 9 Ary ny
mpisorona haka ny fanati-pahatsia-
rovana avy amy ny fanatitra hoha-
nina ka handoro azy ho fofona eo
ambonin' ny alitara; dia fanatitra
atao amy ny afo ho hanitra ankasi-
trahana ho any Jehovah izany. 10
Ary ny sisa amy ny fanatitra hoha-
nina dia ho any Arona sy ny zanany;
ho masina dia masina avy amy ny
fanatitra atao amy ny afo ho any
Jehovah izany.

11 Ny fanatitra hohanina rehetra,
izay aterinareo ho any Jehovah, dia
aza asiana zava-maharikivy; fa ny
masirasira sy ny tantely dia samy
tsy hangalanareo hodorana ho fofona
ho fanatitra atao amy ny afo ho any
Jehovah; 12 fa ho fanatitra voalo-
ham-bokatra hiany no hahazoanareo
manatitra ireo ho any Jehovah;
kanefa tsy hakarina eo ambonin' ny
alitara ho hanitra ankasitrahana
izany. 13 Ary samy asio sira ny
fanatitra hohaninao rehetra; ary
ny siran' ny faneken' Andriamani-
trao dia aza atsahatra amy ny fana-
titra hohaninao; fa manatera sira
miaraka amy ny fanatitrao rehetra.

14 Ary raha manatitra fanatitra
hohanina ho any Jehovah avy amy
ny voaloham-bokatra hianao, dia
salohim-bary voaendy amy ny afo,
dia lango avy amy ny salohy maitso,

no haterinao ho fanatitra hohanina
avy amy ny voaloham-bokatrao. 15
Ary hasianao diloilo izy, sady hasia-
nao ditin-kazo mani-pofona eo am-
boniny; dia fanatitra hohanina
izany. 16 Ary hodoran' ny mpiso-
rona ho fofona ny fanati-pahatsiaro-
vana avy amy ny langony sy avy
amy ny diloilony ary ny ditin-kazo
mani-pofona rehetra; dia fanatitra
atao amy ny afo ho any Jehovah
izany.

*Ny fanati-pihavanana.*

III. ARY raha fanati-pihavanana
no fanatiny, ka ombilahy
na ombivavy no ateriny, dia izay
tsy misy kilema no hateriny eo
anatrehany Jehovah. 2 Ary hame-
traka ny tànany amy ny lohan' ny
fanatiny izy, dia hamono azy eo
anoloan' ny varavaran' ny trano-lay
fihaonana; ary ireo mpisorona,
zanaky Arona, hanopy ny ra mano-
didina amy ny lafin' ny alitara. 3
Dia hangalan' ny mpisorona ny
fanati-pihavanana ka hateriny ho
fanatitra atao amy ny afo ho any
Jehovah, dia ny safodrorohany sy
ny saboran-tsinainy 4 sy ny voany
roa mbamy ny fonom-boany, izay eo
amy ny takibany, ary ny ila-atiny
lehibe;[1] hataony indray manala
amy ny voany no fanaisony izany.
5 Ary ireo zanaky Arona dia han-
doro izany ho fofona eo ambonin'
ny alitara miaraka amy ny fanatitra
odorana, izay eo ambonin' ny kitay
eo amy ny afo; dia fanatitra atao
amy ny afo ho hanitra ankasitra-
hana ho any Jehovah izany.
6 Ary raha ondry na osy no
ateriny ho fanati-pihavanana ho any
Jehovah, dia izay tsy misy kilema,
na lahy na vavy, no hateriny. 7
Raha zanak' ondry no hateriny ho
fanatiny, dia hanatitra azy eo ana-
trehany Jehovah izy. 8 Ary hame-
traka ny tànany amy ny lohan' ny
fanatiny izy, dia hamono azy eo
anoloan' ny trano-lay fihaonana;
ary ireo zanaky Arona hanopy ny
ra manodidina amy ny lafin' ny ali-
tara. 9 Ary hangalan' ireo ny fanati-
pihavanana ka hateriny ho fanatitra
atao amy ny afo ho any Jehovah,
dia ny hofany manontolo (faranana
hatreo amy ny faran' ny taolan-
damosina no fanaisony izany) sy ny
saborany, dia ny safodrorohany sy
ny saboran-tsinainy 10 ary ny voany
roa mbamy ny fonom-boany, izay eo
amy ny takibany, sy ny ila-atiny
lehibe;[1] hataony indray manala
amy ny voany no fanaisony izany.
11 Ary ny mpisorona dia handoro
izany ho fofona eo ambonin' ny ali-
tara; hanina avy amy ny fanatitra
atao amy ny afo ho any Jehovah
izany.
12 Ary raha osy no fanatiny, dia
hanatitra azy eo anatrehany Jeho-
vah izy. 13 Ary hametraka ny
tànany amy ny lohany izy, dia ha-
mono azy eo anoloan' ny trano-lay
fihaonana; ary ireo zanaky Arona
dia hanopy ny ra manodidina amy
ny lafin' ny alitara. 14 Ary avy
aminy no hanaterany ny fanatiny
atao amy ny afo ho any Jehovah,
dia ny safodrorohany sy ny saboran-
tsinainy 15 ary ny voany roa mbamy
ny fonom-boany, izay eo amy ny
takibany, sy ny ila-atiny lehibe;[1]
hataony indray manala amy ny
voany no fanaisony izany. 16 Ary
ny mpisorona handoro azy ho fofona
eo ambonin' ny alitara; hanina avy
amy ny fanatitra atao amy ny afo
ho hanitra ankasitrahana izany;
any Jehovah ny sabora rehetra. 17
Izao no ho lalàna mandrakizay amy
ny taranakareo hatramy ny fara
mandimby eny amin' izay rehetra
itoeranareo: tsy hihinana sabora na
ra akory hianareo.

*Ny fanatitra noho ny ota.*

IV. ARY Jehovah niteny taminy
Mosesy ka nanao hoe: 2

[1] *Na:* saron' atiny.

Mitenena amy ny Zanak' Isiraely
hoe: Raha misy olona manota tsy
nahy ny didiny Jehovah amin' izay
tsy tokony hatao ka mandika ny
anankiray amin' ireny: 3 raha ny
mpisorona voahosotra no manota ka
mahameloka ny olona, dia aoka
hanatitra vantotr' ombilahy tsy
misy kilema izy noho ny fahotany
izay nataony, dia fanatitra noho ny
ota ho any Jehovah. 4 Ary hiton-
dra ny vantotr' ombilahy ho eo
anoloan' ny varavaran' ny trano-lay
fihaonana izy ho eo anatrehany Je-
hovah; ary hametraka ny tànany
amy ny lohan' ny vantotr' ombilahy
izy ka hamono azy eo anatrehany
Jehovah. 5 Ary hangalan' ny mpi-
sorona voahosotra ny ran' ny van-
totr' ombilahy ka ho entiny ho ao
amy ny trano-lay fihaonana; 6 ary
ny mpisorona hanoboka ny fanon-
drony eo amy ny ra, ka hafafiny
impito eo anatrehany Jehovah, eo
anoloan' ny efitra lamba ao amy ny
fitoerana masina; 7 ary hotentenan'
ny mpisorona ra ny tandroky ny ali-
tara fandoroana ditin-kazo manitra
eo anatrehany Jehovah, izay ao amy
ny trano-lay fihaonana; ary ny ra
*sisa* rehetra avy amy ny vantotr'
ombilahy dia haidiny eo am-bodin'
ny alitara fandoroana ny fanatitra
odorana, izay eo anoloan' ny vara-
varan' ny trano-lay fihaonana. 8
Ary halainy avokoa ny saborany
rehetra amy ny vantotr' ombilahy
izay atao fanatitra noho ny ota, dia
ny safodrorohany sy ny saboran-
tsinainy, 9 ary ny voany roa mbamy
ny fonom-boany, izay eo amy ny
takibany, sy ny ila-atiny lehibe;[1]
hataony indray manala amy ny
voany no fanaisony izany, 10 tahaka
ny fanalana azy amy ny omby izay
atao fanati-pihavanana; ary ny mpi-
sorona handoro azy ho fofona eo
ambonin' ny alitara fandoroana ny
fanatitra odorana. 11 Fa ny hoditry
ny vantotr' ombilahy sy ny henany
rehetra mbamy ny lohany sy ny
tongony ary ny taovany sy ny tain-
drorohany, 12 dia ny tenan' ny van-
totr' ombilahy rehetra, no havoa-
kany avokoa ho eny ivelan' ny toby
ho amin' izay fitoerana madio fana-
riana ny lavenona; ary handoro azy
eo ambonin' ny kitay eo amy ny afo
izy; eo amy ny fanariana ny lave-
nona no handoroana azy.

13 Ary raha ny fiangonana, dia ny
Isiraely rehetra, kosa no manota tsy
nahy, fa misy tsy hitan' ny mason'
ny fiangonana, ary mandika ny
anankiray amy ny didiny Jehovah
amin' izay tsy tokony hatao izy ka
meloka, 14 rehefa fantatra ny ota
izay nataony, dia hanatitra vantotr'
ombilahy ny fiangonana ho fanatitra
noho ny ota ka hitondra azy ho eo
anoloan' ny trano-lay fihaonana. 15
Ary ny loholon' ny fiangonana
hametraka ny tànany amy ny lohan'
ny vantotr' ombilahy eo anatrehany
Jehovah; ary ny vantotr' ombilahy
dia hovonoina eo anatrehany Jeho-
vah. 16 Ary hangalan' ny mpiso-
rona voahosotra ny ran' ny vantotr'
ombilahy ka ho entiny ho ao amy
ny trano-lay fihaonana; 17 ary ny
mpisorona hanoboka ny fanondrony
amy ny ra, ka hafafiny impito eo
anatrehany Jehovah, dia eo ano-
loan' ny efitra lamba. 18 Ary han-
galany koa ny ra ka hatentiny eo
amy ny tandroky ny alitara izay eo
anatrehany Jehovah, dia ilay ao
anatin' ny trano-lay fihaonana, ary
ny ra *sisa* rehetra dia haidiny
eo am-bodin' ny alitara fandoroana
ny fanatitra odorana, izay eo am-
baravaran' ny trano-lay fihaonana.
19 Dia hanaisotra ny saborany re-
hetra izy ka handoro azy ho fofona
eo ambonin' ny alitara. 20 Ary ny
vantotr' ombilahy dia hataony taha-
ka ny efa nataony tamy ny vantotr'
ombilahy izay natao fanatitra noho
ny ota, toy izany no hanaovany azy;
ary ny mpisorona hanao fanavotana

[1] *Na:* saron' atiny.

ho any ny olona, dia havela ny
helony. 21 Ary ny vantotr' ombi-
lahy dia havoakany ho eny ivelan'
ny toby ka hodorany tahaka ny efa
nandoroany ny vantotr' ombilahy
voalohany; dia fanatitra noho ny
ota ho any ny fiangonana izany.
22 Ary raha misy mpanapaka
manota tsy nahy ka mandika ny
anankiray amy ny didiny Jehovah
Andriamaniny amin' izay tsy tokony
hatao ka meloka, 23 ary misy mam-
pahafantatra azy ny fahotany izay
nataony, dia hitondra osilahy tsy
misy kilema ho fanatiny izy; 24
ary hametraka ny tànany amy ny
lohan' ny osilahy izy, dia hamono
azy eo amy ny famonoana ny
fanatitra odorana eo anatrehany
Jehovah; dia fanatitra noho ny ota
izany. 25 Ary hangalan' ny mpi-
sorona amy ny fanondrony ny ran'
ny fanatitra noho ny ota ka haten-
tiny eo amy ny tandroky ny alitara
fandoroana ny fanatitra odorana,
ary ny ra *sisa* dia haidiny eo am-
bodin' ny alitara fandoroana ny
fanatitra odorana; 26 ary ny sabo-
rany rehetra dia hodorany ho fofona
eo ambonin' ny alitara, tahaka ny
saboran' ny fanati-pihavanana; ary
ny mpisorona hanao fanavotana ho
azy noho[1] ny fahotany, dia havela
ny helony.
27 Ary raha misy amy ny va-
hoaka manota tsy nahy ka mandika
ny anankiray amy ny didiny Je-
hovah amin' izay tsy tokony hatao
ka meloka, 28 ary misy mampaha-
fantatra azy ny fahotany izay na-
taony, dia hitondra osivavy tsy misy
kilema ho fanatiny izy noho[1] ny
fahotany izay nataony. 29 Ary
hametraka ny tànany amy ny lohan'
ny fanatitra noho ny ota izy, dia
hamono azy eo amy ny fitoeran' ny
fanatitra odorana. 30 Ary han-
galan' ny mpisorona amy ny fanon-
drony ny ra ka hatentiny eo amy
ny tandroky ny alitara fandoroana
ny fanatitra odorana, ary ny ra *sisa*
rehetra dia haidiny eo am-bodin' ny
alitara. 31 Ary hesoriny avokoa
ny saborany rehetra, tahaka ny
fanesorana ny saboran' ny fanati-
pihavanana; ary ny mpisorona han-
doro azy ho fofona eo ambonin' ny
alitara ho hanitra ankasitrahana ho
any Jehovah; ary ny mpisorona
hanao fanavotana ho azy, dia havela
ny helony.
32 Ary raha zanak' ondry no
entiny ho fanatitra noho ny ota, dia
ny vavy tsy misy kilema no ho
entiny; 33 ary hametraka ny tà-
nany amy ny lohan' ny fanatitra
noho ny ota izy, dia hamono azy ho
fanatitra noho ny ota eo amy ny
famonoana ny fanatitra odorana.
34 Ary hangalan' ny mpisorona
amy ny fanondrony ny ran' ny
fanatitra noho ny ota ka hatentiny
eo amy ny tandroky ny alitara fan-
doroana ny fanatitra odorana, ary
ny ra *sisa* rehetra dia haidiny eo am-
bodin' ny alitara. 35 Ary hesoriny
avokoa ny saborany rehetra, tahaka
ny fanesorana ny saboran' ny zanak'
ondry izay natao fanati-pihavanana,
ary ny mpisorona handoro azy ho
fofona eo ambonin' ny alitara, am-
bonin'[2] ny fanatitra atao amy ny
afo ho any Jehovah; ary ny mpiso-
rona hanao fanavotana ho azy noho
ny fahotany izay nataony, dia
havela ny helony.
V. Ary raha misy manota, satria
mandre ny feon' ny fampiania-
nana, sady vavolombelona nahita na
nahalala, nefa tsy manambara izy,
ka mahameloka azy izany,—2 na
misy mikasika izay zavatra tsy
madio, na ny fatin' ny bibi-dia tsy
madio, na ny fatin' ny biby fiompy
izay tsy madio, na ny fatin' ny
biby mandady na mikisaka izay
tsy madio, nefa tsy hitany izany,
ka mahaloto sy mahameloka azy
izany,—3 na misy mikasika ny
fahalotoan' olona, dia izay faha-

[1] *Na:* hahafahany amy.

[2] *Na:* araka ny fanao amy.

lotoany rehetra na inona na inona,
nefa tsy hitany izany, rehefa fan-
tany izany, ka mahameloka azy,
—4 na misy mianiana ka miteni-
teny foana amy ny molotra hanao
ratsy na hanao soa, na inona na
inona tenitenenin' ny olona foana
ka asiany fianianana, nefa tsy hitany
izany, rehefa fantany, ka meloka
amy ny anankiray amin' ireo izy:
5 koa raha meloka amy ny anan-
kiray amin' ireo izy, dia hiaiky izay
zavatra nanotany, 6 ary hitondra ny
saziny[1] ho any Jehovah noho ny
fahotany izay nataony izy, dia on-
drivavy na osivavy, nefa izay van-
tony, ho fanatitra noho ny ota; ary
ny mpisorona hanao fanavotana ho
azy noho ny fahotany.
7 Ary raha tsy tratry ny ananany
izany, dia hitondra domohina roa na
zana-boromailala roa ho any Jehovah
izy ho saziny[1] noho ny nanotany;
ka ny anankiray hatao fanatitra
noho ny ota, ary ny anankiray kosa
hatao fanatitra odorana. 8 Dia
hitondra ireo ho eo amy ny mpiso-
rona izy, ary ny mpisorona kosa
hanatitra ny iray aloha ho fanatitra
noho ny ota, ka hotapahiny amy ny
hoho ny lohany ho afaka amy ny
vozony, fa tsy hohenteriny izy. 9
Ary hamafazany eo amy ny rindrin'
ny alitara ny ran' ny fanatitra noho
ny ota; ary ny ra sisa hofiazany eo
am-bodin' ny alitara; dia fanatitra
noho ny ota izany. 10 Ary ny iray
kosa dia hataony fanatitra odorana,
araka ny fanao; ary ny mpisorona
hanao fanavotana ho azy noho ny
fahotany izay nataony, dia havela
ny helony.
11 Fa raha tsy tratry ny ananany
koa ny domohina roa na ny zana-
boromailala roa, dia hitondra ny
fanatiny noho ny fahotany izy, dia
koba tsara toto ampahafolon' ny
efaha ho fanatitra noho ny ota; tsy
hasiany diloilo izany, ary tsy hasiany
ditin-kazo mani-pofona, fa fanatitra
noho ny ota izany. 12 Dia hitondra
azy ho eo amy ny mpisorona izy,
ary handraofan' ny mpisorona eran-
tànan-ila ho fanati-pahatsiarovana
avy aminy ka hodorany ho fofona eo
ambonin' ny alitara miaraka[2] amy
ny fanatitra atao amy ny afo ho any
Jehovah; dia fanatitra noho ny ota
izany. 13 Ary ny mpisorona hanao
fanavotana ho azy noho ny fahotany
izay nataony tamy ny anankiray
amin' ireo, dia havela ny helony;
ary ho any ny mpisorona *ny sisa*,
toy ny fanatitra hohanina.

*Ny fanati-panonerana.*

14 ARY Jehovah niteny taminy
Mosesy ka nanao hoe: 15
Raha misy olona manao izay maha-
diso ka manota tsy nahy ny amy ny
zava-masiny Jehovah, dia hitondra
ny fanati-panonerany ho any Je-
hovah izy, dia ondrilahy tsy misy
kilema, koa sekely volafotsy no
anombananao azy, araka ny sekely
masina, ho fanati-panonerana. 16
Ary izay efa nanotany ny amy ny
zava-masina dia honerany, ary ham-
piany ho tonga avy fahenina ka
hatolony amy ny mpisorona; ary
ny mpisorona hanao fanavotana ho
azy amy ny ondrilahy atao fanati-
panonerana, dia havela ny helony.
17 Ary raha misy olona manota,
satria manao izay tsy tokony hatao
ka mandika ny anankiray amy ny
didiny Jehovah, nefa tsy fantany
izany, ka mahameloka azy, ary
mitondra ny helony izy, 18 dia
hitondra ondrilahy tsy misy kilema
izy, araka ny anombananao azy, ho
fanati-panonerana ho any amy ny
mpisorona; ary ny mpisorona hanao
fanavotana ho azy noho ny ota tsy
nahy izay nahadiso azy, nefa tsy
fantany, dia havela ny helony; 19
dia fanati-panonerana izany, fa efa
meloka taminy Jehovah tokoa izy.
20 Ary Jehovah niteny taminy
Mosesy ka nanao hoe: 21 Raha

[1] *Na:* fanati-panonerany.

[2] *Na:* araka ny fanao.

misy olona manota, satria manao
izay mahadiso aminy Jehovah, fa
mandainga amy ny namany ny
amin' izay nampitehirizina azy, na
amy ny zavatra notanany ho tsatòka,
na amin' izay nalainy an-keriny, na
efa nampahory ny namany, 22 na
nahita izay zavatra very ka man-
dainga amin' izany sady mianian-tsy
to ny amin' izay mety ho fahotan'
ny olona, 23 satria nanota izy ka
meloka, dia hanonitra izay nalainy
an-keriny, na izay tamy ny fampa-
horiana, na izay nampitehirizina
azy, na izay zavatra very hitany, 24
na izay rehetra nianianany tsy to;
dia hanonitra toraka izany izy sady
hanampy azy koa ho tonga avy
fahenina, ka homeny ilay tompon-
javatra amy ny andro anaterany ny
fanati-panonerany izany. 25 Ary
ny fanati-panonerana ho entiny ho
any Jehovah dia ondrilahy tsy misy
kilema, araka ny anombananao azy,
ho fanati-panonerana ho any amy ny
mpisorona. 26 Ary ny mpisorona
hanao fanavotana ho azy eo anatre-
hany Jehovah, dia havela ny helony
na inona na inona no fahadisoana
nataony.

*Lalàna ho any ny mpisorona ny amy ny fanaterany ny fanatitra samihafa, sy ny hizarazarana azy.*

VI. ARY Jehovah niteny taminy
Mosesy ka nanao hoe: 2
Mandidia any Arona sy ireo zanany
hoe: Izao no lalàna ny amy ny
fanatitra odorana: Ny fanatitra
odorana dia ho eo amy ny fatana eo
an-tampon' ny alitara mandritra ny
alina mandra-pahamaraina, ary ny
afon' ny alitara hirehitra eo. 3 Ary
hiakanjoan' ny mpisorona ny akan-
jony rongony fotsy, ary ny kalisao-
niny rongony fotsy dia hataony
manolo-koditra, dia handraoka ny
lavenona avy amy ny fanatitra
odorana izay nolevonin' ny afo teo
ambonin' ny alitara izy ka hame-
traka azy eo anilan' ny alitara. 4
Ary hanala ny fitafiany izy ka hitafy
fitafiana hafa, dia hamoaka ny lave-
nona ho eny ivelan' ny toby amin'
izay fitoerana madio. 5 Ary ny
afo eo ambonin' ny alitara hirehitra
eo ka tsy havela ho faty, fa hoto-
hofan' ny mpisorona kitay hazo isa-
maraina; ary ny fanatitra odorana
halahany eo amboniny ka hodorany
ho fofona eo ambonin' ny saboran'
ny fanati-pihavanana. 6 Dia hisy
afo mirehitra mandrakariva eo am-
bonin' ny alitara ka tsy havela ho
faty.
7 Ary izao no lalàna ny amy ny
fanatitra hohanina: Ireo zanaky
Arona no hanatitra azy eo anatre-
hany Jehovah eo anoloan' ny ali-
tara. 8 Ary hangalany eran-tànan-
ila ny koba tsara toto amy ny
fanatitra hohanina sy ny diloilony
mbamy ny ditin-kazo mani-pofona
rehetra izay eo ambonin' ny fana-
titra hohanina, dia hodorany ho
fofona eo ambonin' ny alitara izany
fanati-pahatsiarovana izany ho ha-
nitra ankasitrahana ho any Jeho-
vah. 9 Ary izay sisa amin' ireny
dia hohaniny Arona sy ireo zanany,
koa hataony mofo tsy misy masi-
rasira, ary eo amin' izay fitoerana
masina anankiray no hihinanany
azy, dia eo anatin' ny kianjan' ny
trano-lay fihaonana. 10 Tsy hasia-
na masirasira izany raha hendasina;
fa efa nomeko ho anjarany avy amy
ny fanatitra atao amy ny afo ho
Ahy izany; masina dia masina
izany tahaka ny fanatitra noho ny
ota sy tahaka ny fanati-panonerana.
11 Ny lehilahy rehetra amy ny
zanaky Arona no mahazo mihinana
izany. Ho anjara mandrakizay ho
any ny taranakareo hatramy ny
fara mandimby avy amy ny fana-
titra atao amy ny afo ho any Je-
hovah izany; ho masina izay rehetra
manendry izany.
12 Ary Jehovah niteny taminy
Mosesy ka nanao hoe: 13 Izao no
fanatitry Arona sy ireo zanany, izay
hateriny ho any Jehovah amin' izay
andro anosorana azy: Koba tsara

toto ampahafolon' ny efaha no hatao
fanatitra hohanina isan-andro, ny
antsasany maraina, ary ny antsasa-
ny hariva. 14 Amy ny lapoely no
hanaovana azy ka hasiana diloilo;
ary rehefa voaendy [1] izy, dia ento;
voaendy sady voavakivaky toy ny
fanatitra hohanina no hanateranao
azy ho hanitra ankasitrahana ho
any Jehovah. 15 Ary ilay mpiso-
rona avy amy ny zanany, izay voa-
hosotra handimby azy, no hanao
izany; anjara mandrakizay ho any
Jehovah izany ka hodorana ho
fofona avokoa; [2] 16 fa ny fanatitra
hohanina rehetra izay aterin' ny
mpisorona dia hodorana avokoa, fa
tsy hohanina.
17 Ary Jehovah niteny taminy
Mosesy ka nanao hoe: 18 Mitenena
aminy Arona sy ireo zanany hoe:
Izao no lalàna ny amy ny fanatitra
noho ny ota: Eo amy ny famonoana
ny fanatitra odorana no hamonoana
ny fanatitra noho ny ota eo anatre-
hany Jehovah; ho masina dia ma-
sina izany. 19 Ilay mpisorona
manatitra azy noho ny ota no hihi-
nana azy; eo amin' izay fitoerana
masina no hihinanany azy, dia eo
amy ny kianjan' ny trano-lay fihao-
nana. 20 Ho masina izay rehetra
manendry ny henany; ary raha
misy fitafiana ipitihan' ny rany, dia
hosasanao eo amin' izay fitoerana
masina izay ipitihany. 21 Ary ny
vilany tany izay nandrahoana azy
dia hovakivakina; fa raha vilany
varahina kosa no nandrahoana azy,
dia hofotsiana sy hosasan-drano
izany. 22 Ny lehilahy rehetra
amy ny mpisorona no mahazo mihi-
nana azy; masina dia masina izany.
23 Fa ny fanatitra noho ny ota
izay angalan-dra ho entina ao amy
ny trano-lay fihaonana, hanaovana
fanavotana ao amy ny fitoerana
masina, dia tsy hohanina; hodorana
amy ny afo izany.

VII. Ary izao no lalàna ny amy ny
fanati-panonerana: masina dia
masina izany. 2 Eo amin' izay
famonoana ny fanatitra odorana no
hamonoana ny fanati-panonerana;
ary ny ra dia hatopiny manodidina
amy ny lafin' ny alitara. 3 Ary
dia hateriny avokoa ny hofany sy
ny saborany rehetra, dia ny safo-
drorohany sy ny saboran-tsinainy
4 ary ny voany roa mbamy ny
fonom-boany, izay eo amy ny taki-
bany, ary ny ila-atiny lehibe; [3] hatao
indray manala amy ny voany no
fanaisony izany. 5 Ary hodoran'
ny mpisorona ho fofona eo ambonin'
ny alitara ireo ho fanatitra atao
amy ny afo ho any Jehovah; dia
fanati-panonerana izany. 6 Ny le-
hilahy rehetra amy ny mpisorona no
mahazo mihinana izany; eo amin'
izay fitoerana masina no hihinanany
azy: masina dia masina izany.
7 Ho tahaka ny fanatitra noho
ny ota ny fanati-panonerana, ka
lalàna iray no ho amin' izy roa: ho
any ny mpisorona izay manao fana-
votana aminy izany. 8 Ary ilay
mpisorona manatitra ny fanatitra
odorana izay aterin' ny olona dia
hahazo ny hoditr' izany fanatitra
odorana nateriny izany. 9 Ary ny
fanatitra hohanina rehetra izay voa-
endy amy ny fanendasa-mofo sy izay
rehetra atao amy ny vilany fandra-
hoana, na amy ny lapoely, dia ho
an' ilay mpisorona manatitra azy.
10 Fa ny fanatitra hohanina rehe-
tra, izay voaharo diloilo, na ny
maina, dia ho any ny zanaky Arona
rehetra kosa, ka hiara-misalahy izy.
11 Ary izao no lalàna ny amy ny
fanati-pihavanana izay haterina ho
any Jehovah: 12 Raha misy mana-
titra izany ho fanati-pisaorana, dia
izao no hateriny ho fanampiny:
mofo izay tsy misy masirasira sady
voaharo diloilo sy mofo manify tsy
misy masirasira sady voahoso-diloilo

[1] *Na:* vonto.

[2] *Na:* lalàna mandrakizay fa hodorana ho fofona avokoa ho any Jehovah izany.

[3] *Na:* saron' atiny.

ary mofo atao amy ny koba tsara
toto voaendy sady voaharo diloilo.
13 Ary miaraka amy ny mofo tsy
misy masirasira dia mofo misy
masirasira kosa no hateriny ho
fanampin' ny fanati-pihavanana izay
ataony ho fanati-pisaorana. 14 Ary
hangalany iray avy ny isam-pana-
titra ho fanatitra asandratra ho any
Jehovah; ho an' ilay mpisorona
manopy ny ran' ny fanati-pihava-
nana izany. 15 Ary ny henan' ny
fanati-pihavanana izay ataony ho
fanati-pisaorana dia hohanina amy
ny andro anaterana azy; tsy hisy
havela ho tra-maraina. 16 Fa raha
fanati-panalamboady na fanati-tsi-
tra-po kosa no ateriny, dia amy ny
andro anaterany ny fanatiny no
hihinanana azy, ary ampitson' iny
no hihinanana izay ambiny. 17
Fa ny sisa amy ny henan' ny fana-
titra dia hodorana amy ny afo amy
ny andro fahatelo. 18 Ary raha
tàhiny hihinanana amy ny andro
fahatelo ny henan' ny fanati-piha-
vanana, na dia kely aza, dia tsy
horaisina na hisaina ho an' izay
manatitra azy izany, fa fahavetave-
tana; ary ny olona izay mihinana
amin' izany dia ho meloka. 19 Ary
na ny hena izay mikasika zava-
maloto aza dia tsy hohanina, fa
hodorana amy ny afo; ary ny amy
ny hena, dia izay madio rehetra
no mahazo mihinana azy; 20 fa
ny olona izay misy fahalotoana,
nefa mihinana hena avy amy ny
fanati-pihavanana, izay any Je-
hovah, dia hofongorana tsy ho amy
ny fireneny. 21 Ary ny olona izay
mikasika zava-maloto, na fahalotoan'
olona, na biby maloto, na izay zava-
betaveta maloto, ka mihinana amy
ny henan' ny fanati-pihavanana,
izay any Jehovah, dia hofongorana
tsy ho amy ny fireneny.

22 Ary Jehovah niteny taminy
Mosesy ka nanao hoe: 23 Mitenena
amy ny Zanak' Isiraely hoe: Aza
mihinana sabora akory hianareo, na
ny any ny omby, na ny any ny
ondry, na ny any ny osy. 24 Ary
ny saboran' ny biby izay maty ho
azy sy ny saboran' izay noviraviraim-
biby dia azo atao amy ny zavatra
hafa hiany, fa aza mihinana azy
hianareo. 25 Fa izay rehetra mihi-
nana saboran' ny biby fiompy, izay
fanao fanatitra atao amy ny afo ho
any Jehovah, dia hofongorana tsy
ho amy ny fireneny. 26 Ary aza
mihinana ra eny amin' izay rehetra
itoeranareo, na ny any ny vorona,
na ny any ny biby fiompy. 27 Izay
rehetra mihinana ra dia hofongorana
tsy ho amy ny fireneny.

28 Ary Jehovah niteny taminy
Mosesy ka nanao hoe: 29 Mitenena
amy ny Zanak' Isiraely hoe: Izay
manatitra ny fanati-pihavanany ho
any Jehovah dia hitondra ny fana-
tiny ho any Jehovah avy amy ny
fanati-pihavanany. 30 Ny tànany
hiany no hitondra ny fanatitra atao
amy ny afo ho any Jehovah; ny
saborany mbamy ny tratrany no ho
entiny, ka ny tratrany dia hahe-
vaheva ho fanatitra ahevaheva eo
anatrehany Jehovah. 31 Ary ho-
doran' ny mpisorona ho fofona eo
ambonin' ny alitara ny saborany;
fa ny tratrany kosa dia ho any
Arona sy ireo zanany. 32 Ary ny
soroka [1] ankavanana dia homenareo
ny mpisorona ho fanatitra asandra-
tra avy amy ny fanati-pihavana-
nareo. 33 Ny anankiray amy ny
zanaky Arona izay manatitra ny
ran' ny fanati-pihavanana sy ny
saborany no hanana ny soroka [1]
ankavanana ho anjarany. 34 Fa
ny tratra ahevaheva sy ny soroka [1]
asandratra dia efa nalaiko tamy ny
Zanak' Isiraely avy amy ny fanati-
pihavanany, ary nomeko ho any
Arona mpisorona sy ny zanany, ho
anjarany mandrakizay avy amy ny
Zanak' Isiraely.

35 Izany no anjarany [2] Arona sy

[1] *Na:* fe. [2] *Heb.* anjarany tamy ny nanosorana azy.

ny zanany avy amy ny fanatitra
atao amy ny afo ho any Jehovah,
amin' ilay andro ampanakekeny azy
mba ho mpisorona ho any Jehovah,
36 dia izay nandidiany Jehovah
homena azy avy amy ny Zanak'
Isiraely amin' ilay andro anosorana
azy, ho anjarany mandrakizay amy
ny taranany hatramy ny fara mandimby.

37 Izany no lalàna ny amy ny
fanatitra odorana sy ny fanatitra
hohanina sy ny fanatitra noho ny
ota sy ny fanati-panonerana sy ny
fanati-panokanana ary ny fanatipihavanana,
38 izay nandidiany
Jehovah any Mosesy tao amy ny
tendrombohitra Sinay, tamy ny
andro izay nandidiany ny Zanak'
Isiraely hanatitra ny fanatiny ho
any Jehovah, tany an-efitry Sinay.

*Ny nanokanana any Arona sy ny zanany ho mpisorona.*

VIII. ARY Jehovah niteny taminy
Mosesy ka nanao
hoe: 2 Alao Arona sy ny zanany
ary ny fitafiana sy ny diloilo fanosorana
sy ny vantotr' ombilahy iray
hatao fanatitra noho ny ota sy ny
ondrilahy roa ary ny harona misy
mofo tsy misy masirasira. 3 Ary
vorio ny fiangonana rehetra ho eo
anoloan' ny varavaran' ny trano-lay
fihaonana.

4 Ary Mosesy nanao araka izay
nandidiany Jehovah azy; dia vory
teo anoloan' ny varavaran' ny tranolay
fihaonana ny fiangonana. 5
Ary hoy Mosesy tamy ny fiangonana:
Izao atao izao no raharaha
izay nandidiany Jehovah.

6 Ary Arona sy ny zanany dia
nentiny Mosesy nanatona ka nampandroiny
tamy ny rano. 7 Dia
nampiakanjoiny ny akanjo lava izy
ary nasiany ny fehin-kibo, dia nampiakanjoiny
ny akanjo ivelany izy,
ary ny efoda dia nataony taminy,
dia nasiany ny fehin-kibo momba
ny efoda izy, ka nataony fehin' ny
efoda taminy izany. 8 Ary ny
saron-tratra dia nataony taminy, ka
nataony tao ny Orima sy ny Tomima.[1]
9 Ary ny hamama dia nataony
teo an-dohany; ary ny takelabolamena,
ilay diadema masina, dia
nataony teo anoloana amy ny hamama,
araka izay efa nandidiany
Jehovah any Mosesy.

10 Ary nalainy Mosesy ny diloilo
fanosorana, dia nohosorany ny tabernakely
sy izay rehetra tao ka nohamasininy.
11 Dia namafazany impito
teo ambonin' ny alitara ny
diloilo; ary nohosorany avokoa ny
alitara mbamy ny fanaka rehetra
momba azy ary ny tavy sy ny faladiany
hahamasina azy. 12 Ary
nanidinany teo amy ny lohany
Arona ny diloilo fanosorana, ka
nanosotra azy izy hahamasina azy.

13 Ary dia nentiny Mosesy nanatona
koa ny zanaky Arona ka nampiakanjoiny
akanjo lava, ary nasiany
fehin-kibo, dia nampisatrohiny,
araka izay efa nandidiany Jehovah
any Mosesy.

14 Ary nentiny nanatona koa ny
vantotr' ombilahy izay hatao fanatitra
noho ny ota; ary Arona sy ny
zanany nametraka ny tànany tamy
ny lohan' ny vantotr' ombilahy izay
hatao fanatitra noho ny ota. 15
Dia novonoiny iny, ary nalainy
Mosesy ny ra, ka notentenany tamy
ny fanondrony ny tandroky ny alitara
teo amy ny zorony efatra nanadiovany[2]
azy; ary ny ra *sisa* dia
naidiny teo am-bodin' ny alitara, ka
nahamasina azy, mba hanao fanavotana
ho azy. 16 Dia nalainy ny
saboran-tsinainy rehetra sy ny ilaatiny
lehibe[3] sy ny voany mbamy
ny fonom-boany, ka nodorany Mosesy
ho fofona teo ambonin' ny alitara
ireo. 17 Fa ny hoditry ny
vantotr' ombilahy sy ny henany ary

---

[1] Orima sy Tomima = Fahazavana sy Fahatanterahana.
[2] *Heb.* nanafahany ota azy. [3] *Na:* saron' atiny.

ny taindrorohany kosa dia nodorany
tamy ny afo teny ivelan' ny toby,
araka izay efa nandidiany Jehovah
any Mosesy.
18 Ary nentiny nanatona ny on-
drilahy izay hatao fanatitra odora-
na; ary Arona sy ny zanany name-
traka ny tànany tamy ny lohan' ny
ondrilahy. 19 Dia novonoina iny;
ary Mosesy nanopy ny ra manodidina
tamy ny lafin' ny alitara. 20 Ary
norasainy tsara ny ondrilahy; dia
nodorany Mosesy ho fofona ny lo-
hany sy ireo voarasa ireo ary ny
saborany. 21 Ary ny taovany sy
ny tongony nosasany tamy ny rano;
dia nodorany Mosesy ho fofona teo
ambonin' ny alitara ny tenan' ny
ondrilahy; fanatitra odorana izany
ho hanitra ankasitrahana, dia fana-
titra atao amy ny afo ho any Jeho-
vah, araka izay efa nandidiany
Jehovah any Mosesy.
22 Dia nentiny nanatona koa ny
ondrilahy anankiray, dia ny ondri-
lahy fanokanana;[1] ary Arona sy ny
zanany dia nametraka ny tànany
tamy ny lohan' ny ondrilahy. 23
Dia novonoiny iny; ary nangalany
Mosesy ny ra ka natentiny teo
amy ny tendron' ny ravin-tsofiny
Arona ankavanana sy tamy ny
ankihiben-tànany ankavanana ary
tamy ny ankihiben-tongony anka-
vanana. 24 Ary nentiny nana-
tona koa ny zanaky Arona, ka
notentenany Mosesy ny ra ny ten-
dron' ny ravin-tsofiny ankavana-
na sy ny ankihiben-tànany anka-
vanana ary ny ankihiben-tongony
ankavanana; ary ny ra *sisa* dia
natopiny Mosesy manodidina tamy
ny lafin' ny alitara. 25 Ary nalainy
ny hofany sy ny saborany, dia ny
safodrorohany sy ny ila-atiny lehibe[2]
sy ny voany roa mbamy ny fonom-
boany ary ny sorony[3] ankavanana.
26 Ary ilay harona nisy ny mofo
tsy misy masirasira, izay teo anatre-
hany Jehovah, dia nangalany iray
tamy ny mofo tsy misy masirasira
sy iray tamy ny mofo voaisy diloilo
ary iray tamy ny mofo manify ka
napetrany teo ambonin' ny saborany
sy ny sorok' ondry[3] ankavanana.
27 Dia napetrany teo amy ny
tànany Arona sy ny zanany ireo
rehetra ireo ka nahevahevany ho
fanatitra ahevaheva eo anatrehany
Jehovah. 28 Dia nalainy Mosesy
tamy ny tànany indray ireo ka
nodorany ho fofona teo ambonin' ny
alitara niaraka tamy ny fanatitra
odorana; fanati-panokanana[1] ireo ho
hanitra ankasitrahana, dia fanatitra
atao amy ny afo ho any Jehovah.
29 Dia nalainy Mosesy koa ny
tratran' ondry ka nahevahevany ho
fanatitra ahevaheva eo anatrehany
Jehovah; anjarany Mosesy avy amy
ny ondrilahy fanokanana[1] izany,
araka izay efa nandidiany Jehovah
azy.
30 Ary nangalany Mosesy ny
diloilo fanosorana sy ny ra izay teo
ambonin' ny alitara ka nafafiny
taminy Arona sy tamy ny fitafiany
ary tamy ny zanany sy tamy ny
fitafian' ny zanany koa; dia nana-
masina any Arona sy ny fitafiany
ary ny zanany sy ny fitafian' ny
zanany koa izy.
31 Ary hoy Mosesy taminy Arona
sy ny zanany: Andrahoy eo anoloan'
ny varavaran' ny trano-lay fihaonana
ny hena; ary eo no hihinananareo
azy mbamy ny mofo izay eo amy ny
haron' ny fanati-panokanana, araka
izay nandidiako hoe: Arona sy ny
zanany no hihinana azy. 32 Ary
izay sisa amy ny hena sy ny mofo
dia hodoranareo amy ny afo. 33
Ary tsy hiala eo anoloan' ny vara-
varan' ny trano-lay fihaonana hafi-
toana hianareo, dia mandra-pahata-
pitry ny andro fanokanana[1] anareo;
fa hafitoana no hanokanany[4] anareo.
34 Tahaka ny efa natao andro any

---

[1] *Heb.* famenoana. [2] *Na:* saron' atiny. [3] *Na:* feny.
[4] *Heb.* hamenoany ny tànanareo.

no nandidiany Jehovah hatao, ha-
naovana fanavotana ho anareo. 35
Ary hitoetra eo anoloan' ny vara-
varan' ny trano-lay fihaonana hafi-
toana andro aman-alina hianareo ka
hitandrina izay asainy Jehovah
hotandremana, dia tsy ho faty hia-
nareo; fa izany no nandidiana ahy.
36 Dia nataony Arona sy ny
zanany izay rehetra efa nandidiany
Jehovah ka nampilazainy any
Mosesy.

*Ny nanombohany Arona sy ny zanany ny raharahany.*

IX. ARY tamy ny andro fahavalo
Mosesy dia nampaka any
Arona sy ny zanany ary ny loholon'
ny Isiraely. 2 Dia hoy izy taminy
Arona: Makà ombilahy kely ho
anao hatao fanatitra noho ny ota sy
ondrilahy ho fanatitra odorana, izay
samy tsy misy kilema, ka atero eo
anatrehany Jehovah. 3 Ary ny
Zanak' Isiraely dia ilazao hoe:
Makà osilahy hatao fanatitra noho
ny ota sy ombilahy kely ary zanak'
ondry, izay samy iray taona [1] sady
samy tsy misy kilema, hatao fanatitra
odorana, 4 ary omby sy ondrilahy
hatao fanati-pihavanana, hovonoina
ho fanatitra eo anatrehany Jeho-
vah, ary fanatitra hohanina voaharo
diloilo; fa anio no hisehoany Jeho-
vah aminareo.
5 Dia nitondra izay nandidiany
Mosesy azy ho eo anoloan' ny trano-
lay fihaonana izy; ary ny fiangonana
rehetra nanatona ka nijanona teo
anatrehany Jehovah. 6 Ary hoy
Mosesy: Izao no zavatra izay nan-
didiany Jehovah, koa ataovinareo,
dia hiseho aminareo ny voninahitry
Jehovah.
7 Ary hoy Mosesy taminy Arona:
Manatòna ny alitara, dia manatera
ny fanatitrao noho ny ota sy ny
fanatitra odoranao ka manaova fana-
votana ho any ny tenanao sy ho
any ny olona; dia manatera ny
fanatitry ny olona ka manaova fana-
votana ho azy, araka izay nandi-
diany Jehovah.
8 Dia nanatona ny alitara Arona
ka namono ny ombilahy kely hatao
fanatitra noho ny ota, izay ho any
ny tenany. 9 Ary nentin' ny zana-
ky Arona ho eo aminy ny ra, dia
nanoboka ny fanondrony tamy ny
ra Arona, ka notentenany ny tan-
droky ny alitara; ary ny ra *sisa* dia
naidiny teo am-bodin' ny alitara; 10
fa ny saborany sy ny voany roa ary
ny ila-atiny lehibe [2] avy tamy ny
fanatitra noho ny ota dia nodorany
ho fofona teo ambonin' ny alitara,
araka izay nandidiany Jehovah any
Mosesy; 11 ary ny hena sy ny
hoditra dia nodorany tamy ny afo
teny ivelan' ny toby.
12 Dia namono ny fanatitra odo-
rana Arona; ary ny zanany nanolo-
tra azy ny ra, dia nanopy izany mano-
didina tamy ny lafin' ny alitara izy.
13 Ary ny fanatitra odorana mbamy
ny lohany dia natolotr' ireo azy
tsirairay araka ny nandrasàna azy
ka nodorany ho fofona teo ambonin'
ny alitara. 14 Ary nanasa ny tao-
vany sy ny tongony izy, dia nandoro
ireo ho fofona niaraka tamy ny
fanatitra odorana teo ambonin' ny
alitara.
15 Dia nentiny nanatona ny fana-
titry ny olona, ka nalainy ny osilahy
hatao fanatitra noho ny ota, izay ho
any ny olona, dia namono azy izy
ka nanatitra azy ho fanatitra noho
ny ota, tahaka ilay anankiray teo.[3]
16 Dia nanatitra ny fanatitra
odorana izy ka nanao azy araka ny
fanao. 17 Dia nentiny nanatona
koa ny fanatitra hohanina ka nan-
galany eran-tànan-ila, dia nodorany
ho fofona teo ambonin' ny alitara
izany, ho fanampin' ny fanatitra
odorana maraina. 18 Dia namono
ny omby sy ny ondrilahy koa izy

---

[1] *Na:* hatramy ny iray taona no ho midina. [2] *Na:* saron' atiny.
[3] *Dia ilay ho any ny tenany* (*and.* 8-11).

hatao fanati-pihavanana, izay hate-
rina noho ny olona; ary ny zanaky
Arona nanolotra azy ny ra, dia
nanopy izany manodidina tamy ny
lafin' ny alitara izy. 19 Ary nato-
lony azy koa ny saboran' ny omby sy
ny hofaky ny ondrilahy mbamy ny
safodrorohany ary ny voany roa sy
ny ila-atiny lehibe,[1] 20 dia napetrany
teo ambonin' ny tratran' ireo ny sa-
borany, ary nodorany ho fofona teo
ambonin' ny alitara izany; 21 fa
ny tratrany sy ny sorony [2] ankava-
nana kosa dia nahevahevany Arona
ho fanatitra ahevaheva eo anatre-
hany Jehovah, araka izay nandidiany
Mosesy.

22 Ary Arona nanandratra ny
tànany manandrify ny olona ka
nitso-drano azy; dia nidina izy, re-
hefa avy nanatitra ny fanatitra
noho ny ota sy ny fanatitra odorana
ary ny fanati-pihavanana. 23 Ary
Mosesy sy Arona niditra tao amy
ny trano-lay fihaonana, dia nivoaka
ka nitso-drano ny olona; ary ny
voninahitry Jehovah niseho tamy
ny olona rehetra. 24 Ary nisy afo
nivoaka avy teo anatrehany Jehovah
ka nandevona ny fanatitra odorana
sy ny saborany teo ambonin' ny
alitara; ary nony hitan' ny olona
rehetra izany, dia nihoby izy sady
niankohoka.

*Ny nitondrany Nadaba sy Abiho afo tsy izy, sy ny nataon' Andriamanitra noho izany.*

X. ARY Nadaba sy Abiho, zanaky
Arona, samy naka ny fitondran-afony
avy ka nanisy afo teo
anatiny, ary nanisy ditin-kazo manitra
teo, dia nanatitra afo tsy izy teo
anatrehany Jehovah, izay tsy nan-
didiany azy. 2 Dia nisy afo nivoaka
avy teo anatrehany Jehovah ka na-
hafaty azy roa lahy, dia maty teo
anatrehany Jehovah izy.
3 Dia hoy Mosesy taminy Arona:
Izany dia ilay nolazainy Jehovah
hoe: Amin' izay akaiky Ahy no
hisehoako ho masina, ary eo anatre-
han' ny olona rehetra no hampise-
hoako ny voninahitro. Dia sina
Arona.

4 Ary Mosesy dia nampaka any
Misaela sy Elzafana, zanaky Oziela,
rahalahin-drainy Arona, ka nanao
taminy hoe: Manatòna, ka ento ny
rahalahinareo hiala eo anoloan' ny
fitoerana masina ho eny ivelan' ny
toby. 5 Dia nanatona izy roa lahy
ka nitondra azy, mbola miakanjo ny
akanjo lavany hiany, ho eny ivelan'
ny toby, araka izay efa nolazainy
Mosesy.

6 Ary hoy Mosesy taminy Arona
ary taminy Eleazara sy Itamara,
zanani-lahy: Aza mirakorako volo,[3]
na mandriatra ny akanjonareo, fan-
drao mba maty koa hianareo, sady
hisy fahatezerana hahatratra ny
olona rehetra; fa aoka ny raha-
lahinareo, dia ny taranaky Isiraely
rehetra, no hitomany noho ny faha-
maizana izay narehitry Jehovah. 7
Ary aza miala eo anoloan' ny vara-
varan' ny trano-lay fihaonana, fan-
drao maty hianareo; fa efa mby
aminareo ny diloilo fanosorany Je-
hovah. Dia nanao araka ny teniny
Mosesy izy.

8 Ary Jehovah niteny taminy
Arona ka nanao hoe: 9 Aza misotro
divay na toaka hianao, na ny zana-
kao, raha miditra ao amy ny trano-
lay fihaonana, mba tsy ho faty
hianareo (ho lalàna mandrakizay
amy ny taranakareo hatramy ny
fara mandimby izany), 10 ary mba
hahaizanareo manavaka ny masina
sy ny tsy masina, ary ny madio sy
ny tsy madio, 11 ary mba hampianana-
rinareo ny Zanak' Isiraely ny didy
rehetra izay nasainy Jehovah nola-
zainy Mosesy taminy.

12 Ary hoy Mosesy taminy Aro-
na ary taminy Eleazara sy Itamara
zanani-lahy sisa: Alao ny fanatitra

[1] *Na:* saron' atiny. [2] *Na:* feny. [3] *Na:* Aza tsy misatroka.

hohanina izay sisa amy ny fanatitra
natao tamy ny afo ho any Jehovah,
ka hano eo anilan' ny alitara izany,
nefa aza asiana masirasira; fa
masina dia masina izany. 13 Ary
hano eo amin' izay fitoerana masina
izany, fa anjaranao sy ny zanakao
avy amy ny fanatitra atao amy ny
afo ho any Jehovah izany; fa izany
no nandidiany ahy. 14 Ary ny
tratrany ahevaheva sy ny sorony[1]
asandratra hohaninareo eo amin'
izay fitoerana madio, dia hianao
mbamy ny zanakao-lahy sy ny
zanakao-vavy koa; fa nomena ho
anjaranao sy ny zanakao ireo avy
amy ny fanati-pihavanana aterin' ny
Zanak' Isiraely. 15 Ny sorony[1]
asandratra sy ny tratrany ahevaheva
mbamy ny saborany izay fanatitra
atao amy ny afo dia ho entiny mba
hahevaheva ho fanatitra ahevaheva
eo anatrehany Jehovah; dia ho
anao sy ny zanakao koa ireo, ho
anjaranareo mandrakizay, araka
izay nandidiany Jehovah.
16 Ary Mosesy nitady fatratra
ny osilahy izay natao fanatitra noho
ny ota, kanjo efa voadotra izany;
dia tezitra tamy ny zanaky Arona
sisa izy, dia taminy Eleazara sy
Itamara, ka hoy izy: 17 Nahoana
no tsy nohaninareo teo amy ny
fitoerana masina ny fanatitra noho
ny ota? fa masina dia masina izany,
ary efa nomeny anareo izy hiton-
dranareo[2] ny heloky ny fiangonana,
hanaovana fanavotana ho azy eo
anatrehany Jehovah. 18 Indro, ny
rany tsy nampidirina tao anatin' ny
fitoerana masina, koa tokony ho
nihinana azy mihitsy teo amy ny
fitoerana masina hianareo, araka
izay nandidiako.
19 Ary Arona niteny taminy
Mosesy ka nanao hoe: Indro, andro
any no nanaterany ny fanatiny noho
ny ota sy ny fanatitra odorany teo
anatrehany Jehovah, ary efa azon'
izao manjo izao aho; koa raha
tàhiny nihinana ny fanatitra noho
ny ota andro any aho, moa ho tsara
teo imasony Jehovah va izany? 20
Ary raha reny Mosesy izany, dia
nankasitrahany.

*Ny lalàna ny amy ny biby madio sy maloto.*

XI. ARY Jehovah niteny taminy
Mosesy sy Arona ka na-
nao taminy hoe: 2 Mitenena amy
ny Zanak' Isiraely hoe: Izao no ho
fihinanareo amy ny biby rehetra
ambonin' ny tany: 3 Izay biby
rehetra mivaky kitro, ka misaraka
tsara ny kitrony, sady mandinika
izy, no ho fihinanareo. 4 Kanefa
amin' izay mandinika sy mivaky
kitro dia izao kosa no tsy ho fihi-
nanareo: Ny rameva, satria mandi-
nika hiany izy, nefa tsy mba mi-
vaky kitro: maloto aminareo izy;
5 ary ny hyraka, satria mandinika
hiany izy, nefa tsy mba mivaky
kitro: maloto aminareo izy; 6 ary
ny rabitro, satria mandinika hiany
izy, nefa tsy mba mivaky kitro:
maloto aminareo izy; 7 ary ny
kisoa, satria mivaky kitro hiany izy
ka misaraka tsara ny kitrony, nefa
tsy mba mandinika izy: maloto
aminareo izy. 8 Ny henan' ireny
tsy ho fihinanareo, ary ny fatiny tsy
hokasihinareo akory; zava-maloto
aminareo ireny.
9 Ary amin' izay rehetra ao ana-
tin' ny rano dia izao no ho fihina-
nareo: Izay rehetra misy vombony
sy kirany ao anaty rano, na ao
anatin' ny ranomasina, na ao anatin'
ny ony, no ho fihinanareo; 10 fa
izay rehetra tsy misy vombony sy
kirany kosa, na ao anatin' ny rano-
masina, na ao anatin' ny ony, na
amin' izay rehetra mihetsiketsika ao
anaty rano sy amy ny zava-manan-
aina izay ao anaty rano; fahaveta-
vetana aminareo ireny; 11 eny, ho
fahavetavetana aminareo ireny; tsy
ho fihinanareo ny nofony, ary hatao-

[1] *Na:* feny. [2] *Na:* hanesoranareo.

nareo ho zava-betaveta ny fatiny.
12 Izay rehetra tsy misy vombony
na kirany ao anaty rano dia ho zava-
betaveta aminareo.
13 Ary izao no ho zava-betaveta
aminareo amy ny vorona ka tsy ho
fihinanareo, fa zava-betaveta izy:
ny voltora sy ny gypa sy ny an-
koay 14 ary ny papango sy ny
voromahery, isan-karazany, 15 ary
ny goaika rehetra, isan-karazany,
16 ary ny ostritsa sy ny tararaka
sy ny vorondriaka sy ny hitsikitsika,
isan-karazany, 17 ary ny vorondolo
sy ny manarana sy ny vorondolo
lehibe 18 ary ny ibisa sy ny sama
ary ny voltora madinika 19 sy ny
vano sy ny vanobe, isan-karazany,
ary ny takidara sy ny manavy.
20 Ny zava-mandady rehetra izay
manana elatra sady mandia tongotra
efatra dia ho zava-betaveta amina-
reo; 21 nefa izao kosa no ho fihi-
nanareo amy ny zava-mandady izay
manana elatra sady mandia tongotra
efatra, dia izay manam-pingotra am-
bonin' ny faladiany hitsipihany eo
amy ny tany. 22 Amin' ireny dia
izao no ho fihinanareo: ny valala,
isan-karazany, ny solama,[1] isan-
karazany, ary ny hargola,[1] isan-
karazany, ary ny hagaba,[1] isan-
karazany. 23 Fa ny zava-mandady
rehetra izay manana elatra sady
mandia tongotra efatra *afa-tsy ireo*
dia ho zava-betaveta aminareo. 24
Dia ireo no ho zava-maloto amina-
reo; ary izay rehetra mikasika ny
fatiny dia haloto mandra-paharivan'
ny andro. 25 Ary izay rehetra
mitondra ny fatiny dia hanasa ny
fitafiany ary haloto mandra-pahari-
van' ny andro.
26 Ny biby rehetra izay mivaky
kitro, nefa tsy mba misara-kitro tsara
sady tsy mandinika, dia ho zava-
maloto aminareo; haloto izay re-
hetra mikasika azy. 27 Ary izay
rehetra mandeha amy ny faladiany,
amy ny biby rehetra izay mandia
tongotra efatra, dia zava-maloto
aminareo; haloto mandra-paharivan'
ny andro izay rehetra mikasika ny
fatiny. 28 Ary izay mitondra ny
fatiny dia hanasa ny fitafiany ka ha-
loto mandra-paharivan' ny andro;
ho zava-maloto aminareo ireny.
29 Ary izao no haloto aminareo
amy ny biby izay mandady na miki-
saka amy ny tany: ny kionkiona
sy ny totozy ary ny sitry, isan-
karazany, 30 ary ny anakà[2] sy ny
koaha[2] sy ny letaha[2] sy ny hometa[2]
ary ny tana. 31 Ireo no maloto
aminareo amy ny biby rehetra izay
mandady na mikisaka; izay rehetra
mikasika ny fatin' ireo dia haloto
mandra-paharivan' ny andro.
32 Ary izay zavatra rehetra
ilatsahan' ny fatin' ireo, na fanaka
hazo, na fitafiana, na hoditra, na
lasaka, izay mety ho fanaovan-
javatra na inona na inona, dia
haloto, ka tsy maintsy hatao anaty
rano izany, ary haloto mandra-
paharivan' ny andro izy vao hadio.
33 Ary ny amy ny vilany tany
rehetra izay ilatsahan' ny fatin'
ireo, dia haloto izay ao anatiny na
inona na inona, ary ny vilany dia
hovakinareo. 34 Ary ny hanina
fihinana rehetra, izay asian-drano,
sy ny fisotro rehetra izay sotroina
dia haloto koa, na tamy ny fanaka
inona na tamy ny fanaka inona.
35 Ary haloto izay zavatra rehetra
ilatsahan' ny fatin' ireo, na fanen-
dasana, na vilany mirakotra, dia
hovakivakina izany; fa maloto
ireny, ary ho zava-maloto aminareo.
36 Kanefa ny loharano na ny la-
vaka famorian-drano izay misy rano
be dia hadio hiany; fa izay mika-
sika ny fatin-javatra eo no haloto.
37 Ary raha misy fatin' ireo latsaka
amy ny voan-javatra famafy, izay
efa hafafy, dia hadio hiany izany.
38 Fa raha misy voan-javatra nalona
tamy ny rano ka ilatsahan' ny fatiny,
dia ho zava-maloto aminareo izany.

---

[1] *Tokony ho naman' ny valala ireo.* [2] *Tokony ho naman' ny androngo sy ny sitry ireo.*

39 Ary raha misy maty izay biby
fihinanareo, dia haloto mandra-paha-
rivan' ny andro izay mikasika ny
fatiny. 40 Ary izay mihinana amy
ny fatiny dia hanasa ny fitafiany,
ary haloto mandra-paharivan' ny
andro ; ary izay mitondra ny fatiny
dia hanasa ny fitafiany sady haloto
mandra-paharivan' ny andro.

41 Ary ny zavatra rehetra izay
mandady na mikisaka amy ny tany
dia ho zava-betaveta aminareo ka
tsy ho fihinana. 42 Izay rehetra
mandady amy ny kibony sy izay
rehetra mandia tongotra efatra ary
izay rehetra maro tongotra, dia ny
biby rehetra izay mandady na miki-
saka amy ny tany, dia tsy ho fihi-
nanareo, fa zava-betaveta ireny. 43
Aza mametaveta ny tenanareo amin'
izay biby mandady na mikisaka;
ary aza mandoto ny tenanareo aminy,
mba tsy hahaloto anareo izany. 44
Fa Izaho no Jehovah Andriamani-
trareo, dia manamasìna ny tenana-
reo, ka dia ho masina hianareo,
satria masina Aho; ary aza man-
doto ny tenanareo amin' izay zavatra
mandady na mikisaka amy ny tany.
45 Fa Izaho no Jehovah Izay nitondra
dra anareo niakatra avy tany amy
ny tany Egypta, mba ho Andria-
manitrareo, ka dia ho masina hiana-
reo, satria masina Aho.

46 Izany no lalàna ny amy ny
biby sy ny vorona sy ny zava-manan-
aina rehetra izay mihetsiketsika ao
anaty rano ary ny zava-manan-aina
rehetra izay mandady na mikisaka
amy ny tany, 47 mba hanavahana
ny maloto sy ny madio, ary ny biby
izay ho fihinana sy ny biby izay tsy
ho fihinana.

*Ny lalàna ny amy ny fanadiovana ny vehivavy velom-bao.*

XII. ARY Jehovah niteny tami-
ny Mosesy ka nanao
hoe: 2 Mitenena amy ny Zanak'
Isiraely hoe: Raha misy vehivavy
manan-anaka ka tera-dahy, dia ha-
loto hafitoana izy; tahaka ny andro
fahalotoany raha mararin' ny fadim-
bolany no hahalotoany. 3 Ary
amy ny andro fahavalo dia hoforana
ny zaza. 4 Ary telo amby telo-
polo andro no hitoeran-dravehivavy
amy ny rany izay mahadio azy; tsy
hanendry zava-masina izy, na hiditra
ao amy ny fitoerana masina, mandra-
pahatapitry ny andro fidiovany. 5
Fa raha tera-bavy kosa izy, dia
haloto tapa-bolana, tahaka ny tamy
ny fahalotoany hiany koa; ary
enina amby enim-polo andro no
hitoerany hidiovany amy ny rany
izay mahadio azy.

6 Ary raha tapitra ny andro
fidiovany ny amy ny zanany, na
lahy na vavy, dia zanak' ondry izay
iray taona [1] no halainy ho fanatitra
odorana sy zana-boromailala, na
domohina, ho fanatitra noho ny ota,
ka ho entiny eo anoloan' ny vara-
varan' ny trano-lay fihaonana ho eo
amy ny mpisorona ireo. 7 Ary izy
hanatitra izany eo anatrehany Je-
hovah ka hanao fanavotana ho an-
dravehivavy, dia hadio tamy ny
fandehanan' ny rany izy. Izany no
lalàna ny amy ny vehivavy tera-
dahy na tera-bavy. 8 Ary raha
tsy tratry ny ananany ny zanak'
ondry, dia hitondra domohina roa
na zana-boromailala roa izy, ny
anankiray hatao fanatitra odorana,
ary ny anankiray kosa hatao fana-
titra noho ny ota; ary ny mpisorona
hanao fanavotana ho an-dravehi-
vavy, dia hadio izy.

*Ny lalàna ny amy ny habokana sy ny aretina mitovitovy aminy.*

XIII. ARY Jehovah niteny ta-
miny Mosesy sy Arona
ka nanao hoe: 2 Raha misy ma-
montsina eo amy ny hoditry ny
nofon' ny olona, na misy manako-
pery, na misy mifaritra mangirana,
ka eo amy ny hoditry ny nofony

[1] *Na:* hatramy ny iray taona no ho midina.

tahaka ny habokana [1] izany, dia ho
entina ho eo aminy Arona mpisorona
izy, na ho eo amin' izay iray amy
ny mpisorona, zanaky Arona; 3
koa raha zahan' ny mpisorona ny
aretina eo amy ny hoditry ny nofo,
ka efa niova ho fotsy ny volo eo
amy ny aretina, ary efa lalina noho
ny hoditry ny nofo no fijeriny ny
aretina, dia habokana izany; ary
raha zahan' ny mpisorona izy, dia
hataony hoe maloto. 4 Fa raha
misy mifaritra fotsy mangirana
kosa eo amy ny hoditry ny nofony
nefa tsy lalina noho ny hoditra no
fijeriny azy, ary tsy niova ho fotsy
ny volony, dia hatokan' ny mpiso-
rona toerana hafitoana ilay marary.
5 Ary raha zahan' ny mpisorona
amy ny andro fahafito izy, ka hitany
fa tsy mitombo ny aretina sady tsy
manitatra eo amy ny hoditra, dia
hatokany toerana hafitoana indray
izy; 6 ary raha zahan' ny mpiso-
rona indray amy ny andro fahafito
izy, ka hitany fa matromatroka ny
aretina sady tsy manitatra eo amy
ny hoditra, dia hataony hoe madio
izy: manako-pery hiany izany, ka
hanasa ny fitafiany izy, dia hadio.
7 Fa raha nanitatra teo amy ny
hodiny kosa ny manako-pery, tao-
rian' ny nisehoany tamy ny mpiso-
rona ny amy ny fanadiovana azy,
dia hiseho amy ny mpisorona indray
izy. 8 Ary raha zahan' ny mpiso-
rona izy, ka hitany fa manitatra eo
amy ny hoditra ny manako-pery,
dia hataony hoe maloto izy: habo-
kana izany.

9 Raha misy habokana amy ny
olona, dia ho entina any amy ny
mpisorona izy; 10 ary raha zahan'
ny mpisorona izy, ka hitany fa misy
mamontsina fotsy eo amy ny hodi-
tra, sady efa niova ho fotsy ny volo,
ary misy nofo mangenahena [2] hita
eo amy ny mamontsina, 11 dia
habokana efa ela teo amy ny hoditry
ny nofony izany, ka hataon' ny
mpisorona hoe maloto izy; tsy ha-
tokany toerana akory izy, fa efa
maloto. 12 Ary raha mipoipoitra
mihitsy eo amy ny hoditra ny habo-
kana, ary manenika ny hoditr' ilay
marary hatramy ny lohany ka ha-
tramy ny tongony, na aiza na aiza
zahan' ny mpisorona, 13 ary zahan'
ny mpisorona, ka hitany fa maneni-
ka ny tenany rehetra ny habokana,
dia hataony hoe madio ilay marary;
fa efa niova ho fotsy avokoa izy, ka
dia madio. 14 Fa raha misy nofo
mangenahena [2] miseho eo aminy,
dia haloto izy. 15 Ary raha zahan'
ny mpisorona ny nofo mangena-
hena,[2] dia hataony hoe maloto izy;
fa maloto ny nofo mangenahena: [2]
habokana izany. 16 Ary raha mio-
va ny nofo mangenahena [2] ka tonga
fotsy, dia hankeo amy ny mpisorona
izy; 17 ary raha zahan' ny mpiso-
rona ilay marary, ka hitany fa tonga
fotsy ny aretina, dia hataon' ny
mpisorona hoe madio izy, fa efa
madio.

18 Ary raha misy fery sitrana
eo amy ny hoditry ny nofo, 19 ary
misy fotsy mamontsina eo amy ny
holatry ny fery, na misy hola-mena,
dia hiseho amy ny mpisorona izy.
20 Ary raha zahan' ny mpisorona
izy, ka lalina noho ny hoditra no
fijeriny azy, ary efa niova ho fotsy
ny volony, dia hataon' ny mpisorona
hoe maloto izy: habokana efa mipoi-
poitra eo amy ny fery izany. 21
Fa raha zahan' ny mpisorona izy,
ka hitany fa tsy misy volo fotsy eo,
ary tsy lalina noho ny hoditra izy
sady matromatroka hiany, dia hato-
kan' ny mpisorona toerana hafitoana
izy; 22 ary raha nanitatra mihitsy
teo amy ny hoditra izany, dia ha-
taon' ny mpisorona hoe maloto izy:
habokana izany. 23 Fa raha tsy
mitombo ny mifaritra mangirana,
ka tsy manitatra, dia fahamaimai-

[1] *Ny hevitry ny teny Hebreo adika hoe* habokana *matetika amin' ity toko ity sy amy ny toko manaraka dia* kapoka *na* famely. [2] *Heb.* velona.

zana eo amy ny fery izany; ary
hataon' ny mpisorona hoe madio.
24 Ary raha misy main' ny afo
eo amy ny hoditry ny nofo, ary hita
ny may, fa mitarehin-kola-mena,[1]
25 ary zahan' ny mpisorona ka hi-
tany fa efa niova ho fotsy ny volo
eo amy ny itoeran' ny mifaritra
mangirana, ary lalina noho ny hodi-
tra no fijeriny azy, dia habokana efa
mipoipoitra eo amy ny may izany,
ka hataon' ny mpisorona hoe ma-
loto: habokana izany. 26 Fa raha
zahan' ny mpisorona izy, ka hitany
fa tsy misy volo fotsy eo amy ny
mifaritra mangirana, ary tsy lalina
noho ny hoditra izy sady matroma-
troka hiany, dia hatokan' ny mpiso-
rona toerana hafitoana izy; 27 ary
raha zahan' ny mpisorona amy ny
andro fahafito izy, ka nanitatra mi-
hitsy teo amy ny hoditra izany, dia
hataony hoe maloto: habokana iza-
ny. 28 Ary raha tsy mitombo ny
mifaritra fotsy mangirana ka tsy
nanitatra teo amy ny hoditra, fa
matromatroka hiany, dia mamon-
tsina eo amy ny may izany; ary
hataon' ny mpisorona hoe madio izy,
fa fahamaimaizana hiany izany.
29 Ary raha misy lehilahy na
vehivavy manana aretina eo amy ny
lohany na eo amy ny saokany, 30
ary zahan' ny mpisorona ny aretina,
ka lalina noho ny hoditra ny fijeriny
azy, ary misy volo madinika toma-
motamo eo, dia hataon' ny mpiso-
rona hoe maloto izy: olona kongo-
nina izany, dia habokana eo amy ny
loha na eo amy ny saoka izy. 31
Fa raha zahan' ny mpisorona ny
kongonina, ka tsy lalina noho ny
hoditra no fijeriny azy, nefa tsy
misy volo mainty eo, dia hatokany
toerana hafitoana ilay olona kongo-
nina. 32 Ary raha zahan' ny mpi-
sorona ny aretina amy ny andro
fahafito, ka hitany fa tsy nanitatra
ny aretina, ary tsy misy volo toma-
motamo eo, ary tsy lalina noho ny
hoditra no fijeriny azy, 33 dia hiha-
ratra izy, fa ny misy ny aretina tsy
hoharatany; ary hatokan' ny mpiso-
rona toerana hafitoana indray ilay
olona kongonina. 34 Ary raha
zahan' ny mpisorona amy ny andro
fahafito ny kongonina, ka hitany fa
tsy nanitatra teo amy ny hoditra ny
aretiny, ary tsy lalina noho ny hodi-
tra no fijeriny azy, dia hataon' ny
mpisorona hoe madio izy; ary ha-
nasa ny fitafiany izy, dia hadio. 35
Fa raha nanitatra teo amy ny hodi-
tra mihitsy ny aretiny, rehefa natao
hoe madio izy, 36 dia hozahan' ny
mpisorona izy, ka raha hitany fa
nanitatra teo amy ny hoditra ny
aretina, dia tsy hitady ny volo toma-
motamo intsony ny mpisorona: efa
maloto izy. 37 Nefa raha hitany
fa tsy mitombo ny aretina, ka misy
volo mainty maniry eo, dia sitrana
ny kongonina, ka madio izy; ary
hataon' ny mpisorona hoe madio.
38 Ary raha misy lehilahy na
vehivavy misy mifaritra mangirana
eo amy ny hoditry ny nofony, dia
mifaritra fotsy mangirana, 39 ary
zahan' ny mpisorona, ka hitany fa
misy eo amy ny hoditry ny nofony
mifaritra fotsy mangirana, nefa ma-
tromatroka, dia aretina mamentim-
pentina fotsy mipoipoitra eo amy ny
hoditra izany: madio izany.
40 Ary ny amy ny lehilahy mi-
hintsam-bolon-doha, dia sola hiany
izy ka madio. 41 Ary raha mi-
hintsana ny volony eo ambonin' ny
handriny, dia mazavaray hiany izy
ka madio. 42 Fa raha misy aretina
teramena sady fotsy, na eo amy ny
loha sola, na eo amy ny mazavaray,
dia boka mipoipoitra amy ny loha
sola, na amy ny mazavaray, izany.
43 Ary raha zahan' ny mpisorona
izy, ka hitany fa teramena somary
fotsy no famontsin' ny aretina eo
amy ny loha sola, na eo amy ny
mazavaray, tahaka ny fisehon' ny
habokana eo amy ny hoditry ny

[1] *Heb.* mifaritra fotsy mangirana sady teramena.

nofo, 44 dia lehilahy boka izy
ka maloto; hataon' ny mpisorona
hoe maloto tokoa izy: eo amy ny
lohany ny aretiny.
45 Ary ny amin' izay efa boka
mihitsy, dia lamba triatra no ho
fitafiany, ary hirakorako ny volony,
dia hisarom-bava izy sady hiantso-
antso hoe: Maloto e! maloto e! 46
Amy ny andro rehetra izay hahara-
riany amin' izany aretina izany dia
haloto izy: eny, maloto izy, dia
hitoetra mitokana, ka eny ivelan'
ny toby no hitoerany.
47 Amy ny fitafiana izay misy
habokana, na fitafiana volon' ondry,
na fitafiana rongony, 48 sy izay ho
tenany, na izay ho fahany, na ron-
gony, na volon' ondry, ary ny hodi-
tra, na izay zavatra natao tamy ny
hoditra:—49 raha maitsomaitso na
menamena eo amy ny fitafiana ny
aretina, na eo amy ny hoditra, na
eo amin' izay ho tenany, na izay
ho fahany, na eo amin' izay zavatra
natao tamy ny hoditra, dia habokana
izany ka haseho amy ny mpisorona.
50 Ary hozahan' ny mpisorona ny
aretina ka hatokany toerana hafi-
toana ilay zavatra misy azy. 51
Ary raha zahany ny aretina amy
ny andro fahafito, ka nanitatra teo
amy ny fitafiana ny aretina, na teo
amin' izay ho tenany, na izay ho
fahany, na teo amin' izay zavatra
natao tamy ny hoditra, dia habo-
kana mafy izany, ka dia maloto. 52
Dia hodorana ny fitafiana, na izay
ho tenany, na izay ho fahany, na
volon' ondry, na rongony, na izay
zavatra natao tamy ny hoditra, izay
misy ny aretina; fa habokana mafy
izany, ka dia hodorana amy ny afo.
53 Ary raha mizaha azy ny mpi-
sorona, ka hitany fa ny aretina tsy
nanitatra teo amy ny fitafiana, na
teo amin' izay ho tenany, na izay ho
fahany, na teo amin' izay zavatra
natao tamy ny hoditra, 54 dia hasain'
ny mpisorona hosasana izay misy
izany, ary hatokany toerana hafi-
toana indray izy; 55 ary rehefa
voasasa izy, dia hozahan' ny mpiso-
rona indray ny aretina; ka raha
hitany fa tsy niova tarehy ny are-
tina, na dia tsy nanitatra aza, dia
maloto izy ka hodoranao amy ny
afo; aretina mafy izany, na amy
ny atiny, na amy ny ivelany. 56
Fa raha mizaha azy ny mpisorona,
ka hitany fa matromatroka ny are-
tina, rehefa voasasa izy, dia hesoriny
ho afaka amy ny fitafiana ny misy
izany, na ho afaka amy ny hoditra,
na ho afaka amin' izay ho tenany,
na izay ho fahany. 57 Ary raha
mbola misy miseho eo amy ny fita-
fiana indray izy, na eo amin' izay ho
tenany, na izay ho fahany, na eo
amin' izay zavatra natao tamy ny
hoditra, dia *aretina* mipoipoitra
izany, ka hodoranao amy ny afo
izay misy izany. 58 Ary ny fita-
fiana, na izay ho tenany, na izay ho
fahany, na izay zavatra natao tamy
ny hoditra, izay hosasanao, raha
afaka taminy ny aretina, dia hosa-
sana fanindroany izy ka dia hadio.
59 Izany no lalàna ny amy ny
habokana eo amy ny fitafiana volon'
ondry na rongony, na eo amin' izay
ho tenany, na izay ho fahany, na eo
amin' izay zavatra natao tamy ny
hoditra, hanaovana azy hoe madio,
na hanaovana azy hoe maloto.

*Ny amy ny fanadiovana ny boka.*

XIV. ARY Jehovah niteny tami-
ny Mosesy ka nanao
hoe: 2 Izao no lalàna ny amy ny
boka amy ny andro fanadiovana
azy: ho entina any amy ny mpiso-
rona izy; 3 dia hivoaka eny ivelan'
ny toby ny mpisorona ka hizaha
azy; ary raha hitany fa sitrana amy
ny habokany ny boka, 4 dia vorona
roa velona sady madio sy hazo sedera
sy jaky ary hysopa no hasain' ny
mpisorona halaina ho an' ilay hodio-
vina; 5 ary hasainy hovonoina ny
vorona anankiray eo ambonin' ny
vilany tany izay misy rano nalaina
tamy ny rano mandeha; 6 ary ha-
lainy ny vorona velona sy ny hazo

sedera sy ny jaky ary ny hysopa,
dia hatsobony ireo mbamy ny vorona
velona eo amy ny ran' ny vorona
izay novonoina teo ambonin' ny
rano nalaina tamy ny rano mandeha.
7 Dia hofafazany impito ilay hodio-
vina ho afaka amy ny habokany ka
hataony hoe madio, ary halefany ny
vorona velona.

8 Ary ilay hodiovina dia hanasa
ny fitafiany sy hanaratra ny volon-
dohany rehetra ary handro amy ny
rano, ka hadio izy; ary rehefa afaka
izany, dia hankeo an-toby izy, kanefa
hitoetra eo ivelan' ny lainy hafitoana.
9 Ary amy ny andro fahafito dia
hanaratra ny volony rehetra izy, na
ny volon-dohany, na ny somony, na
ny manja-masony: ny volony rehe-
tra hoharatany avokoa; ary hanasa
ny fitafiany izy sady handro amy ny
rano, dia hadio izy.

10 Ary amy ny andro fahavalo
dia haka zanak' ondrilahy roa tsy
misy kilema izy ary zanak' ondri-
vavy iray tsy misy kilema izay iray
taona[1] ary koba tsara toto telo
ampahafolon' ny efaha voaharo di-
loilo ho fanatitra hohanina ary
doloilo iray loga. 11 Ary ny mpiso-
rona izay manadio ilay lehilahy
hodiovina dia hametraka azy sy ireo
zavatra ireo eo anatrehany Jehovah,
eo anoloan' ny varavaran' ny trano-
lay fihaonana; 12 dia haka ny zanak'
ondrilahy iray ny mpisorona ka
hanatitra azy ho fanati-panonerana
mbamy ny diloilo iray loga ka hahe-
vahevany ho fanatitra ahevaheva
eo anatrehany Jehovah. 13 Ary
hamono ny zanak' ondrilahy eo amy
ny famonoana ny fanatitra noho ny
ota sy ny fanatitra odorana izy, dia
eo amy ny fitoerana masina; fa ho
any ny mpisorona ny fanatitra noho
ny ota, toy ny fanati-panonerana:
masina dia masina izany. 14 Dia
hangalan' ny mpisorona ny ran' ny
fanati-panonerana, ka hotentenany
ny tendron' ny ravin-tsofina ankava-
nan' ilay hodiovina sy ny ankihiben-
tànany ankavanana ary ny ankihi-
ben-tongony ankavanana; 15 ary
ny diloilo iray loga dia hangalan' ny
mpisorona ka haidiny eo am-pela-
tànany ankavia; 16 dia hatsoboky
ny mpisorona ny fanondrony anka-
vanana eo amy ny diloilo izay eo
am-pela-tànany ankavia ka hafafiny
impito eo anatrehany Jehovah; 17
ary ny diloilo sisa eo am-pela-tànany
dia hanentenan' ny mpisorona ny
tendron' ny ravin-tsofina ankavanan'
ilay hodiovina sy ny ankihiben-
tànany ankavanana ary ny ankihi-
ben-tongony ankavanana eo amin'
ilay nasiana ny ran' ny fanati-pano-
nerana; 18 ary ny diloilo mbola
sisa eo am-pela-tànan' ny mpisorona
dia hataony amy ny lohan' ilay
hodiovina; ary hanao fanavotana
ho azy eo anatrehany Jehovah ny
mpisorona. 19 Ary ny mpisorona
dia hanatitra ny fanatiny noho ny
ota ka hanao fanavotana ho an' ilay
hodiovina hahafahany amy ny faha-
lotoany; ary rehefa afaka izany,
dia hamono ny fanatitra odorana
izy; 20 ary ny mpisorona dia hana-
titra ny fanatitra odorana sy ny
fanatitra hohanina eo ambonin' ny
alitara ka hanao fanavotana ho an'
ilay olona hodiovina, dia hadio izy.

21 Fa raha malahelo kosa izy, ka
tsy tratry ny ananany izany, dia
hitondra zanak' ondry iray hatao
fanati-panonerana hahevaheva izy,
hanaovana fanavotana ho azy, ary
koba tsara toto iray ampahafolon'
ny efaha voaharo diloilo hatao fana-
titra hohanina sy diloilo iray loga
22 ary domohina roa, na zana-boro-
mailala roa, araka izay tratry ny
ananany, ka ny anankiray hatao
fanatitra noho ny ota, ary ny anan-
kiray hatao fanatitra odorana. 23
Dia ho entiny any amy ny mpisorona
ireo amy ny andro fahavalon' ny
fanadiovana azy, ho eo anoloan' ny
varavaran' ny trano-lay fihaonana

[1] *Na:* hatramy ny iray taona no ho midina.

eo anatrehany Jehovah. 24 Dia ho-
raisin' ny mpisorona ny zanak'
ondry lahy izay hatao fanati-pano-
nerana sy ny diloilo iray loga ka
hahevahevany ho fanatitra aheva-
heva eo anatrehany Jehovah. 25
Dia hovonoina ny zanak' ondry izay
hatao fanati-panonerana, dia hanga-
lan' ny mpisorona ny ran' ny fanati-
panonerana, ka hotentenany ny ten-
dron' ny ravin-tsofina ankavanan'
ilay hodiovina sy ny ankihiben-
tànany ankavanana ary ny ankihi-
ben-tongony ankavanana; 26 ary
hangalan' ny mpisorona ny diloilo
ka haidiny eo am-pela-tànany anka-
via; 27 dia hangalan' ny mpisorona
amy ny fanondrony ankavanana ny
diloilo izay eo am-pela-tànany anka-
via, ka hafafiny impito eo anatre-
hany Jehovah; 28 dia hotentenan'
ny mpisorona amy ny diloilo izay
eo an-tànany ny tendron' ny ravin-
tsofina ankavanan' ilay hodiovina
sy ny ankihiben-tànany ankavanana
sy ny ankihiben-tongony ankava-
nana, eo amin' ilay nasiana ny ran'
ny fanati-panonerana; 29 ary ny
diloilo sisa eo am-pela-tànan' ny
mpisorona dia hataony amy ny lo-
han' ilay hodiovina hanaovana fana-
votana ho azy eo anatrehany Je-
hovah. 30 Dia hateriny koa ny
domohina anankiray, na ny zana-
boromailala anankiray, araka izay
tratry ny ananany, 31 dia ny anan-
kiray hatao fanatitra noho ny ota,
ary ny anankiray kosa hatao fana-
titra odorana, mbamin' ny fanatitra
hohanina; ary ny mpisorona dia
hanao fanavotana ho an' ilay hodio-
vina eo anatrehany Jehovah.

32 Izany no lalàna ny amy ny
boka, raha tsy tratry ny ananany
izay hanadiovana azy.

33 Ary Jehovah niteny taminy
Mosesy sy Arona ka nanao hoe:
34 Rehefa tonga any amy ny tany
Kanana izay omeko ho taninareo
hianareo, ka misy trano hasiako
habokana amy ny tany fanananareo,
35 dia handeha ny tompon-trano ka
hilaza amy ny mpisorona hoe: Toa
misy aretina miseho ao amy ny tra-
noko. 36 Dia hasain' ny mpiso-
rona hesorina aloha ny entana ao
an-trano mandra-pihaviny hizaha ny
aretina, mba tsy hahalotoan' ny
zavatra rehetra ao an-trano; ary
rehefa vita izany, dia ho avy ny
mpisorona hizaha ny trano; 37 ary
raha zahany ny aretina, ka hitany
fa mihady eo amy ny rindrin' ny
trano izy ka maitsomaitso na mena-
mena, ary milentika eo amy ny
rindrin-trano no fijeriny azy, 38 dia
hivoaka ho eo am-baravarana ny
mpisorona ka hanidy ny trano tsy
hivoha hafitoana.

39 Ary hiverina ny mpisorona
amy ny andro fahafito, ary raha
zahany ny aretina, ka hitany fa
nanitatra teo amy ny rindrin' ny
trano izy, 40 dia hasain' ny mpi-
sorona hesorina ny vato izay misy
azy ka hariana amin' izay fitoerana
maloto eny ivelan' ny tanàna; 41
dia hasainy hokikisana ny ati-trano
rehetra, ary ny kikiny dia harian'
ny olona amin' izay fitoerana maloto
eny ivelan' ny tanàna. 42 Ary dia
haka vato hafa kosa ny olona, ka
hasolony ny vato teo; ary haka
feta koa izy ka handalotra ny trano.

43 Fa raha tàhiny miseho indray
ny aretina ka mifariparitra eo amy
ny trano, rehefa voaisotra ny vato,
ary rehefa voakiky sady voalalotra
ny trano, 44 ary tonga ny mpi-
sorona ka mizaha, ary hitany fa
nanitatra teo amy ny trano ny are-
tina, dia habokana mafy eo amy ny
trano izany, ka dia maloto izy. 45
Ary horavana ny trano, dia ny
vato sy ny hazo ary ny lalotra re-
hetra, ka ho entina ho amin' izay
fitoerana maloto eny ivelan' ny
tanàna. 46 Ary izay miditra ao
amin' izany trano izany amy ny
andro rehetra izay hihidiany dia
haloto mandra-paharivan' ny andro;
47 ary izay mandry ao dia hanasa
ny fitafiany; ary izay mihinana ao
dia hanasa ny fitafiany koa.

48 Kanefa kosa raha tonga ny
mpisorona ka mizaha azy, ary hitany
fa tsy nanitatra teo amy ny trano
ny aretina, rehefa voalalotra ny
trano, dia hataon' ny mpisorona hoe
madio ny trano, satria efa afaka ny
aretina. 49 Ary haka vorona roa
sy hazo sedera sy jaky ary hysopa
izy hanadiovana ny trano. 50 Dia
hovonoiny eo ambonin' ny vilany
tany izay misy rano nalaina tamy
ny rano mandeha ny vorona anan-
kiray; 51 dia horaisiny ny hazo
sedera sy ny hysopa sy ny jaky ary
ny vorona velona, ka hatsobony eo
amy ny ran' ny vorona izay novonoi-
na sy eo amy ny rano nalaina tamy
ny rano mandeha, dia hamafazany ny
trano impito. 52 Dia hanadio ny
trano amy ny ran' ny vorona izy sy
amy ny rano nalaina tamy ny rano
mandeha sy amy ny vorona velona
sy amy ny hazo sedera sy amy ny
hysopa ary amy ny jaky. 53 Fa
hasainy ho entina eny ivelan' ny
tanàna ny vorona velona ka halefa;
dia hanao fanavotana ho any ny
trano izy, ka dia hadio izany.

54 Izany no lalàna ny amy ny
habokana rehetra sy ny kongonina
55 ary amy ny habokana amy ny
fitafiana sy amy ny trano 56 ary ny
amy ny mamontsina sy ny manako-
pery ary ny mifaritra fotsy mangi-
rana, 57 hampianatra hahalalana
ny andro hahadiovana sy ny andro
hahalotoana. Izany no lalàna ny
amy ny habokana.

*Ny lalàna ny amy ny fitsihana sy ny fadimbolana.*

XV. ARY Jehovah niteny taminy
Mosesy sy Arona ka na-
nao hoe: 2 Mitenena amy ny Za-
nak' Isiraely hoe: Ny lehilahy re-
hetra izay marary mitsika dia haloto
noho ny fitsihany. 3 Ary izao no ho
fahalotoany, raha marary mitsika
izy: na mandeha ny fitsihany, na
tsy mandeha, dia samy fahalotoana
hiany izany. 4 Maloto ny fan-
driana rehetra izay andrian' ny ma-
rary mitsika; ary maloto ny zavatra
rehetra izay ipetrahany. 5 Ary
izay rehetra mikasika ny fandriany
dia hanasa fitafiana sy handro amy
ny rano ary haloto mandra-paha-
rivan' ny andro. 6 Ary izay mipe-
traka amy ny zavatra izay efa
nipetrahan' ny marary mitsika dia
hanasa fitafiana sy handro amy ny
rano ary haloto mandra-paharivan'
ny andro. 7 Ary izay mikasika ny
tenan' ny marary mitsika dia hanasa
fitafiana sy handro amy ny rano ary
haloto mandra-paharivan' ny andro.
8 Ary raha misy olona madio voa-
roran' ny marary mitsika, dia hanasa
fitafiana izy sy handro amy ny rano
ary haloto mandra-paharivan' ny
andro. 9 Ary haloto ny lasely re-
hetra izay itaingenan' ny marary
mitsika. 10 Ary izay rehetra mi-
kasika izay zavatra teo ambaniny
dia haloto mandra-paharivan' ny
andro; ary izay mitondra izany
zavatra izany dia hanasa fitafiana
sy handro amy ny rano ary haloto
mandra-paharivan' ny andro. 11
Ary izay rehetra voakasiky ny ma-
rary mitsika, kanefa ilay marary
tsy mbola nanasa ny tànany tamy
ny rano, dia hanasa fitafiana sy
handro amy ny rano ary haloto
mandra-paharivan' ny andro. 12
Ary hovakivakina ny vilany tany
izay voakasiky ny marary mitsika;
ary hosasana amy ny rano kosa ny
fanaka hazo rehetra.

13 Ary raha sitrana amy ny
fitsihany ny marary mitsika, dia
hiandry hafitoana ny amy ny fana-
diovana azy izy; ary hanasa fita-
fiana sy handro amy ny rano man-
deha izy, dia hadio. 14 Ary amy
ny andro fahavalo dia hitondra
domohina roa na zana-boromailala
roa izy ka hankeo anatrehany Je-
hovah, eo anoloan' ny varavaran' ny
trano-lay fihaonana, dia hanolotra
ireo ho amy ny mpisorona izy. 15
Dia haterin' ny mpisorona ireo, ny
anankiray hatao fanatitra noho
ny ota, ary ny anankiray kosa

hatao fanatitra odorana; dia hanao
fanavotana ho azy eo anatrehany
Jehovah ny mpisorona noho[1] ny
fitsihany.
16 Ary raha miala amy ny lehi-
lahy ny azy, dia hanasa ny tenany
rehetra amy ny rano izy ary haloto
mandra-paharivan' ny andro; 17
ary hosasana amy ny rano ny fita-
fiany rehetra sy ny hoditra rehetra,
izay nilatsahan' ny azy; dia haloto
mandra-paharivan' ny andro izany.
18 Ny vehivavy izay andrian-dehi-
lahy koa, dia samy handro amy ny
rano izy roroa ary haloto mandra-
paharivan' ny andro.
19 Ary raha misy vehivavy ma-
rarin' ny fadimbolany, dia haloto
hafitoana izy; ary izay rehetra
mikasika azy dia haloto mandra-
paharivan' ny andro. 20 Ary ny
zavatra rehetra izay andriany amy
ny andro fahalotoany dia haloto
koa; ary ny zavatra rehetra izay
ipetrahany dia haloto koa. 21 Ary
izay rehetra mikasika ny fandriany
dia hanasa fitafiana sy handro amy
ny rano ary haloto mandra-paha-
rivan' ny andro. 22 Ary izay
rehetra mikasika ny zavatra izay
efa nipetrahany dia hanasa fitafiana
sy handro amy ny rano ary haloto
mandra-paharivan' ny andro. 23
Ary raha ao amy ny fandriana
izany, na ao amy ny zavatra izay efa
nipetrahany, raha nikasika izany
izy, dia haloto mandra-paharivan'
ny andro. 24 Ary raha misy lehi-
lahy mandry amin-dravehivavy, ary
mankeo aminy ny fadimbolany, dia
haloto hafitoana izy, ary izay re-
hetra andriany dia haloto koa.
25 Ary raha misy vehivavy ma-
rary mitsi-dra ela, na dia tsy amy
ny andro fahalotoany amy ny fadim-
bolany aza, na raha misy mararin'
ny fadimbolany ka mandeha mi-
hoatra noho ny fihaviny, dia haloto
izy amy ny andron' ny fahararianу
rehetra, tahaka ny amy ny andro
fahalotoany hiany. 26 Ny fan-
driana rehetra andriany amy ny an-
dron' ny fahalotoany rehetra dia
hataony tahaka ny fandriana nan-
driany tamy ny andro fahalotoany;
ary izay rehetra ipetrahany dia
haloto koa tahaka ny fahalotoany
amy ny fadimbolany. 27 Ary izay
rehetra mikasika izany zavatra
izany dia haloto; ary hanasa fita-
fiana sy handro amy ny rano izy
ary haloto mandra-paharivan' ny
andro. 28 Fa raha sitrana amy ny
faharariany ravehivavy, dia hiandry
hafitoana izy, ary rehefa afaka
izany, dia hadio izy. 29 Ary amy
ny andro fahavalo dia haka domo-
hina roa na zana-boromailala roa ho
azy izy ka hitondra ireo ho eo amy
ny mpisorona, eo anoloan' ny vara-
varan' ny trano-lay fihaonana. 30
Dia haterin' ny mpisorona ny anan-
kiray hatao fanatitra noho ny ota
ary ny anankiray hatao fanatitra
odorana; dia hanao fanavotana ho
an-dravehivavy eo anatrehany Je-
hovah ny mpisorona noho[1] ny faha-
rariany izay nahaloto azy.
31 Dia hampisarahinareo amy ny
fahalotoany ny Zanak' Isiraely, tsy
handotoany ny tabernakeliko izay
eo aminy, ka tsy hahafaty azy ny
fahalotoany.
32 Izany no lalàna ny amy ny
marary mitsika, sy ny amin' izay
ialan' ny azy, ka mahaloto azy
izany, 33 ary ny amy ny mararin'
ny fadimbolany, ary ny amy ny
marary mitsika, na lehilahy na
vehivavy, ary ny amin' izay mandry
amy ny vehivavy maloto.

*Ny Andro Fanavotana.*

XVI. ARY Jehovah niteny taminy
Mosesy, rehefa maty izy
roa lahy zanaky Arona, tamin' izy
nanatona teo anatrehany Jehovah
ka maty; 2 dia hoy Jehovah ta-
miny Mosesy: Lazao aminy Arona
rahalahinao mba tsy hiditra man-

[1] *Na:* hahafahany amy.

drakariva ao amy ny fitoerana ma-
sina izy; dia ao anatin' ny efitra
lamba, eo anoloan' ny rakotra fanao-
vam-panavotana, izay eo ambonin'
ny fiara, mba tsy hahafaty azy; fa
hiseho eo amy ny rahona eo am-
bonin' ny rakotra fanaovam-pana-
votana Aho. 3 Ary izao no ho
entiny Arona, raha miditra ao amy
ny fitoerana masina izy: vantotr'
ombilahy iray hatao fanatitra noho
ny ota sy ondrilahy iray hatao
fanatitra odorana. 4 Akanjo lava
masina rongony fotsy no hiakan-
joany, ary kalisaona rongony fotsy
no hataony manolo-koditra, ary
fehin-kibo rongony fotsy no hifehe-
zany, ary hamama rongony fotsy no
hisatrohany: fitafiana masina ireo,
ka handro amy ny rano izy vao
hiakanjo azy.

5 Ary ny fiangonan' ny Zanak'
Isiraely dia handraisany osilahy roa
hatao fanatitra noho ny ota sy ondri-
lahy iray hatao fanatitra odorana.

6 Dia hampanatoniny Arona ny
vantotr' ombilahy izay hatao fana-
titra noho ny ota ho any ny tenany,
ka dia hanao fanavotana ho any ny
tenany sy ny ankohonany izy. 7
Ary dia halainy koa ny osilahy roa
ka hapetrany eo anatrehany Jeho-
vah, eo anoloan' ny varavaran' ny
trano-lay fihaonana. 8 Dia hanao-
vany Arona filokana ny osilahy roa:
ny loka anankiray ho any Jehovah,
ary ny loka anankiray ho any Aza-
zela.[1] 9 Ary hampanatoniny Arona
ny osilahy izay niharan' ny filokana
ho any Jehovah ka hataony fana-
titra noho ny ota. 10 Fa ny osilahy
izay niharan' ny filokana ho any
Azazela kosa dia hapetraka velona
eo anatrehany Jehovah hanaovana
fanavotana ho azy,[2] mba handefa-
sana azy hankany an-efitra ho any
Azazela.

11 Ary hampanatoniny Arona ny
vantotr' ombilahy, izay hatao fana-
titra noho ny ota ho any ny tenany,
ka dia hanao fanavotana ho azy sy
ny ankohonany izy, dia hovonoiny
ny vantotr' ombilahy, izay hatao
fanatitra noho ny ota ho any ny
tenany. 12 Dia haka vain' afo
eran' ny fitondran-afo avy amy ny
alitara eo anatrehany Jehovah izy,
ary ditin-kazo mani-pofona voatoro-
toro madinika eran-tanan-droa, ka
ho entiny miditra ao anatin' ny
efitra lamba. 13 Ary hataony eo
amy ny afo eo anatrehany Jehovah
ny ditin-kazo, ka hosaronan' ny
setroky ny ditin-kazo ny rakotra
fanaovam-panavotana, izay eo am-
bonin' ny Vavolombelona,[3] mba tsy
hahafaty azy. 14 Dia hangalany
ny ran' ny vantotr' ombilahy ka
hafafin' ny fanondrony amy ny ra-
kotra fanaovam-panavotana eo amy
ny lafiny atsinanana; ary ny eo
anoloan' ny rakotra fanaovam-pana-
votana koa dia hofafazany ny ra
impito amy ny fanondrony.

15 Dia hovonoiny ny osilahy izay
hatao fanatitra noho ny ota ho any
ny olona, ka ho entiny miditra ao
anatin' ny efitra lamba ny rany, dia
hataony tahaka ny efa nataony tamy
ny ran' ny vantotr' ombilahy hiany
ka hafafiny eo amy ny rakotra
fanaovam-panavotana sy eo anoloa-
ny. 16 Dia hanao fanavotana ho
any ny fitoerana masina izy noho
ny fahalotoan' ny Zanak' Isiraely
sy ny fahadisoany, dia ny fahotany
rehetra; ary toy izany koa no ha-
taony ho any ny trano-lay fihaonana,
izay mitoetra [4] eo aminy, eo afovoan'
ny fahalotoany.

17 Ary aza avela hisy olona ao
amy ny trano-lay fihaonana, raha
miditra hanao fanavotana ao amy
ny fitoerana masina Arona mandra-
pivoakany avy nanao fanavotana ho
any ny tenany sy ny ankohonany
ary ho any ny fiangonana, dia ny
Isiraely rehetra.

---

[1] *Tokony ho anaram-panahy ratsy izany.* [2] *Na*: eo amboniny.
[3] *Dia ny Didy Folo.* [4] *Heb.* monina; *izahao Eks.* xxv. 8, 9.

18 Dia hivoaka ho eo amy ny
alitara eo anatrehany Jehovah izy
ka hanao fanavotana ho any ny ali-
tara; dia hangalany ny ran' ny
vantotr' ombilahy sy ny ran' ny
osilahy ka hatentiny amy ny tan-
droky ny alitara eo amy ny zorony
efatra. 19 Dia hofafazany ny ra
impito amy ny fanondrony izy ka
hodioviny sy hohamasininy ho afaka
amy ny fahalotoan' ny Zanak' Isi-
raely.

20 Ary rehefa vitany ny fanavo-
tana ho any ny fitoerana masina sy
ny trano-lay fihaonana ary ny ali-
tara, dia hampanatoniny ny osilahy
velona. 21 Dia hapetraky Arona
amy ny lohan' ny osilahy velona ny
tànany roa, ka hekeny eo amboniny
ny heloky ny Zanak' Isiraely rehetra
sy ny fahadisoany rehetra, dia ny
fahotany rehetra; dia hametraka
izany eo amy ny lohan' ny osilahy
izy ka hampandeha azy ho entin' ny
lehilahy voatendry [1] hankany an-
efitra. 22 Ary ho entin' [2] ny osilahy
ho any an-efitra ny helok' izy rehe-
tra; dia halefany any ny osilahy.

23 Dia hiditra ao amy ny trano-
lay fihaonana Arona, ary hanala ny
fitafiany rongony fotsy, izay niakan-
joany raha niditra tao amy ny fitoe-
rana masina izy, ka hamela azy ao.
24 Dia handro amy ny rano eo
amin' izay fitoerana masina izy ka
hitafy ny fitafiany; dia hivoaka izy
ka hanatitra ny fanatitra odorana
ho any ny tenany sy ny fanatitra
odorana ho any ny olona ka hanao
fanavotana ho any ny tenany sy ny
olona. 25 Ary ny saboran' ny
fanatitra noho ny ota dia hodorany
ho fofona eo ambonin' ny alitara.

26 Ary ilay mandefa ny osilahy
ho any Azazela dia hanasa fitafiana
ka handro amy ny rano, vao mahazo
mankeo an-toby. 27 Ary ny van-
totr' ombilahy natao fanatitra noho
ny ota sy ny osilahy natao fanatitra
noho ny ota, izay efa nampidirina
tao amy ny fitoerana masina ny
rany hatao fanavotana, dia ho entina
mivoaka ho eny ivelan' ny toby;
ary hodorana amy ny afo ny hodiny
sy ny henany ary ny taindrorohany.
28 Ary izay mandoro ireo dia hanasa
fitafiana sy handro amy ny rano, vao
mahazo mankeo an-toby.

29 Ary izao no ho lalàna man-
drakizay ho anareo: amy ny andro
fahafolo amy ny volana fahafito dia
aoka hampahory ny tenanareo hiana-
reo ary tsy hanao raharaha akory,
na ny tompon-tany, na ny vahiny eo
aminareo. 30 Fa amin izany andro
izany no hanaovana fanavotana ho
anareo hanadiovana anareo, ka dia
hadio ho afaka amy ny fahotanareo
rehetra eo anatrehany Jehovah hia-
nareo. 31 Ho tena andro fitsaharana
ho anareo izany, ka hampahory ny
tenanareo hianareo: ho lalàna man-
drakizay izany.

32 Ary ny mpisorona, izay hoho-
sorana sy hatokana [3] ho mpisorona
hisolo ny rainy, dia hanao fanavo-
tana; ary hitafy ny fitafiana ron-
gony fotsy izy, dia ny fitafiana
masina. 33 Dia hanao fanavotana
ho any ny fitoerana masina izy sy
ho any ny trano-lay fihaonana sy ny
alitara sy ny mpisorona ary ny olona
rehetra amy ny fiangonana.

34 Ary ho lalàna mandrakizay ho
anareo izany, hanaovana fanavotana
ho any ny Zanak' Isiraely indray
mandeha isan-taona hahafahany amy
ny fahotany rehetra.

Dia nataony Arona araka izay
efa nandidiany Jehovah any Mosesy.

*Ny amy ny hamonoana ny biby hatao fanatitra, sy ny amy ny mifady ra.*

XVII. ARY Jehovah niteny ta-
miny Mosesy ka nanao
hoe: 2 Mitenena aminy Arona sy
ny zanany ary ny Zanak' Isiraely
rehetra hoe: Izao no nandidiany
Jehovah: 3 Na iza na iza amy ny

[1] *Na:* efa miomana. [2] *Na:* hesorin'. [3] *Heb.* hofenoina ny tànany.

taranaky Isiraely no mamono omby,
na zanak' ondry, na osy, na eo an-
toby, na any ivelan' ny toby, 4 ka
tsy mitondra azy ho eo anoloan' ny
varavaran' ny trano-lay fihaonana,
hanaterana azy ho fanatitra ho any
Jehovah eo anoloan' ny tabernake-
liny Jehovah, dia ho meloka noho
ny ra nalatsany izany olona izany,
ka hofongorana tsy ho amy ny
fireneny izy,—5 mba ho entin' ny
Zanak' Isiraely ho any Jehovah eo
anoloan' ny varavaran' ny trano-lay
fihaonana, ho amy ny mpisorona, ny
zavatra vonoiny ho fanatitra, izay
famonony tany an-tsaha; ary dia
hateriny ho fanati-pihavanana ho
any Jehovah izany. 6 Ary ny mpi-
sorona hanopy ny ra amy ny ali-
tarany Jehovah eo anoloan' ny vara-
varan' ny trano-lay fihaonana ka
handoro ny saborany ho fofona ho
hanitra ankasitrahana ho any Jeho-
vah. 7 Ary tsy hateriny intsony
ny fanatiny ho any ny Seïrima [1]
izay nijangajangany. Ho lalàna
mandrakizay hatramy ny taranany
fara mandimby izany.
8 Ary lazao aminy hoe: Na iza
na iza amy ny taranaky Isiraely,
na amy ny vahiny eo aminareo,
no manatitra fanatitra odorana, na
fanatitra hafa alatsa-dra, 9 ka tsy
mitondra azy ho eo anoloan' ny
varavaran' ny trano-lay fihaonana
hanatitra azy ho any Jehovah, dia
hofongorana tsy ho amy ny fireneny.
10 Ary na iza na iza amy ny ta-
ranaky Isiraely, na amy ny vahiny
eo aminareo, no mihinan-dra, ny
Tavako dia hanandrina ny olona izay
mihinan-dra, ka hofongorana tsy ho
amy ny fireneny izy. 11 Fa ny ain'
ny nofo dia amy ny ra; ary nomeko
anareo izany hatao ambonin' ny ali-
tara hanao fanavotana ho any ny
ainareo, fa ny ra no manao fanavo-
tana, satria aina izany. 12 Koa
izany no nilazako tamy ny Zanak'
Isiraely hoe: Aza misy mihinan-
dra, na hianareo, na ny vahiny eo
aminareo.
13 Na iza na iza amy ny Zanak'
Isiraely, na amy ny vahiny eo ami-
ny, no mihaza ka mahazo biby na
vorona izay fihinana, dia haidiny
amy ny tany ny rany ka hototo-
fany; 14 fa ny amy ny ain' ny
nofo rehetra, dia ny rany no ainy;
koa izany no nilazako tamy ny
Zanak' Isiraely hoe: Aza mihinana
ny ran' ny nofo; fa ny rany no ain'
ny nofo rehetra, ka izay rehetra
mihinana azy dia haringana.
15 Ary ny olona rehetra, na
tompon-tany na vahiny, izay mihi-
nana izay maty ho azy, na izay
noviraviraim-biby, dia hanasa fita-
fiana sy handro amy ny rano, ary
haloto mandra-paharivan' ny andro
izy, vao hadio. 16 Fa raha tsy ma-
nasa fitafiana sy mandro izy, dia ho
meloka.

*Lalàna ny amy ny hanamasina ny fanambadiana.*

XVIII. ARY Jehovah niteny
taminy Mosesy ka
nanao hoe: 2 Mitenena amy ny
Zanak' Isiraely hoe: Izaho no Jeho-
vah Andriamanitrareo: 3 Aza ma-
nao araka ny fanaon' ny tany
Egypta, izay nonenanareo; ary aza
manao araka ny fanaon' ny tany
Kanana, izay ampidirako anareo,
ary aza manaraka ny fombany. 4
Ny fitsipiko no harahinareo, ary ny
didiko no hotandremanareo, hanara-
hanareo azy: Izaho no Jehovah
Andriamanitrareo. 5 Ary tandre-
mo ny didiko sy ny fitsipiko; fa
raha mahatandrina izany ny olona,
dia ho velona amin' izany izy:
Izaho no Jehovah.
6 Aza misy mila izay havany
akaiky handry aminy hianareo:
Izaho no Jehovah. 7 Aza mandry
amin' izay nandrian' ny rainao, fa
reninao izy, ka aza mandry aminy.
8 Aza mandry amy ny renikelinao;

[1] *Heb.* osilahy; *anaran' andriamani-tsi-izy.*

fa nandrian' ny rainao izy. 9 Aza
mandry amy ny anabavinao, zanaky
ny rainao, na zanaky ny reninao, na
teraka tao an-trano, na teraka tany
ivelany; aza mandry aminy. 10
Aza mandry amy ny zanakavavin'
ny zanakao-lahy, na ny zanakavavin'
ny zanakao-vavy; fa avy aminao no
nihavian' izy roa. 11 Aza mandry
amy ny zanakavavin' ny renikeli-
nao, izay teraky ny rainao; fa ana-
bavinao izy; aza mandry aminy.
12 Aza mandry amy ny anabavin-
drainao; fa havan-drainao akaiky
izy. 13 Aza mandry amy ny raha-
vavin-dreninao; fa havan-dreninao
akaiky izy. 14 Aza mandry amin'
izay nandrian' ny rahalahin-drainao;
aza mila ny vadiny, fa vadin' ny
rahalahin-drainao izy. 15 Aza man-
dry amy ny vinantovavinao; fa
vadin' ny zanakao-lahy izy, koa aza
mandry aminy. 16 Aza mandry
amy ny vadin-drahalahinao; fa nan-
drian' ny rahalahinao izy. 17 Aza
mandry amy ny vehivavy sy ny
zanani-vavy; aza maka ny zana-
kavavin' ny zanani-lahy, na ny
zanakavavin' ny zanani-vavy, han-
dry aminy; havany akaiky ireo, ka
fahavetavetana izany. 18 Ary aza
mampakatra vehivavy ho rafin' ny
rahavaviny izay mbola velona.

19 Ary aza mila vehivavy mara-
rin' ny fadimbolany handry ami-
ny. 20 Ary aza mandry amy ny
vadin' ny namanao, handoto ny
tenanao aminy.

21 Ary aza misy ampandehaninao
hamaky *ny afo*[1] ho any Moloka ny
zanakao; ary aza manamavo ny
anaran' Andriamanitrao: Izaho no
Jehovah.

22 Aza mandry amy ny lehilahy
tahaka ny fandry amy ny vehivavy;
fa fahavetavetana izany. 23 Ary
aza mandry amy ny biby handoto ny
tenanao aminy; ary aoka tsy hisy
vehivavy hety handrian' ny biby;
fa zavatra fady indrindra izany.

24 Aza mandoto ny tenanareo
amin' izany zavatra izany akory;
fa izany rehetra izany no nandotoan'
ny jentilisa ny tenany, izay efa
horoahiko eo anoloanareo. 25 Ary
efa maloto ny tany, ka dia hamaly
azy Aho noho ny helony, ary haloan'
ny tany ny mponina eo. 26 Fa mi-
tandrema ny didiko sy ny fitsipiko
hianareo, ka aza misy ataonareo
izany fahavetavetana izany, na ny
tompon-tany, na ny vahiny eo ami-
nareo 27 (fa izany fahavetavetana
rehetra izany no nataon' ny tompon-
tany izay talohanareo, ka dia naloto
ny tany), 28 mba tsy handotoanareo
ny tany ka tsy handoavany anareo,
tahaka ny nandoavany ny firenena
izay talohanareo. 29 Fa izay rehe-
tra manao izany fahavetavetana
izany na dia iray aza dia hofongo-
rana tsy ho amy ny fireneny. 30
Koa dia tandremo izay asaiko tan-
dremana, mba tsy hisy hataonareo
akory izany fanao vetaveta izany,
izay nataon' ny olona talohanareo,
ka aza mandoto ny tenanareo amin'
izany: Izaho no Jehovah Andria-
manitrareo.

*Didy maro samihafa.*

XIX. ARY Jehovah niteny tami-
ny Mosesy ka nanao
hoe: 2 Mitenena amy ny fiangonana,
dia ny Zanak' Isiraely rehetra, hoe:
Aoka ho masina hianareo, satria
masina Aho, Jehovah Andriamani-
trareo.

3 Samia matahotra ny reninareo
sy ny rainareo, ary tandremo ny
Sabatako: Izaho no Jehovah An-
driamanitrareo.

4 Aza mivily hanaraka ny andria-
mani-tsi-izy, ary aza manao andria-
manitra an-idina ho anareo: Izaho
no Jehovah Andriamanitrareo.

5 Ary raha mamono zavatra hatao
fanati-pihavanana ho any Jehovah
hianareo, dia ataovy amin' izay han-
kasitrahana anareo izany. 6 Amin'

[1] *Na:* aza misy hatokanao.

izay andro amonoanareo zavatra
hatao fanatitra sy amy ny ampi-
tson' iny no hihinananareo azy; fa
raha mbola misy sisa tratry ny
andro fahatelo, dia hodorana amy ny
afo izany. 7 Ary raha hanina amy
ny andro fahatelo izany, dia ho faha-
vetavetana ka tsy hankasitrahana;
8 fa izay mihinana izany dia ho
meloka, satria nanamavo ny zava-
masiny Jehovah izy, ka dia hofongo-
rana tsy ho amy ny fireneny izany
olona izany.

9 Ary raha mijinja ny vokatry
ny tanimbarinareo hianareo, dia aza
jinjana avokoa ny eny an-tsisiny;
ary aza tsimponina izay latsaka avy
amy ny vokatrao. 10 Ary aza ota-
zana avokoa ny eo amy ny sahanao,
ary aza tsimponina izay latsaka eo
amy ny sahanao; fa avelao ho any
ny malahelo sy ny vahiny izany:
Izaho no Jehovah Andriamanitrareo.

11 Aza mangalatra, aza mami-
taka, aza mifandainga. 12 Aza
mianian-tsy to amy ny anarako, na
manamavo ny anaran' Andriamani-
trao: Izaho no Jehovah. 13 Aza
manao an-keriny amy ny zavatry
ny namanao na mampahory azy; ny
karaman' izay nokaramainao aoka
tsy hitoetra ao aminao miloaka alina.

14 Aza miteny ratsy ny mare-
nina, na manisy zavatra mahatafin-
tohina eo anoloan' ny jamba; fa
matahora an' Andriamanitrao: Izaho
no Jehovah.

15 Aza manao izay tsy marina
amy ny fitsarana; aza miandany
foana amy ny malahelo, na mena-
maso ny lehibe; fahamarinana no
hitsaranao ny namanao.

16 Aza mandehandeha manaratsy
eo amy ny firenenao; aza mitsangana
handatsaka ny ran' ny namanao:
Izaho no Jehovah.

17 Aza mankahala ny rahalahi-
nao amy ny fonao; mananara dia
mananara ny namanao, mba tsy ha-
hazoanao heloka noho ny aminy.
18 Aza mamaly ratsy na manao
lolompo amin' izay iray firenena
aminao; fa tiava ny namanao tahaka
ny tenanao: Izaho no Jehovah.

19 Tandremo ny didiko: Aza
avela hilomy amy ny hafa karazana
noho izy ny biby fiompinao; aza
fafazanao voan-javatra roa karazana
mifangaroharo ny taninao; ary aza
mitafy lamba natao amy ny zavatra
roa samihafa karazana mifamaho-
faho.

20 Ary raha misy mandry amy
ny andevovavy izay voafofon' olona
ho vadiny, ka tsy voavotra na voa-
votsotra ho olompotsy ravehivavy,
dia hofaizana izy roroa, fa tsy hatao
maty, satria tsy olompotsy ravehi-
vavy. 21 Ary ho entin-dralehilahy
ny fanati-panonerany ho any Jeho-
vah ho eo anoloan' ny varavaran' ny
trano-lay fihaonana, dia ondrilahy
iray hatao fanati-panonerana; 22
ary ny mpisorona hanao fanavotana
ho azy amin' ilay ondrilahy hatao
fanati-panonerana, eo anatrehany
Jehovah, noho ny fahotana izay na-
taony; dia havela izany fahotany
izany.

23 Ary raha tonga any amy ny
tany hianareo ka mamboly hazo
fihinam-boa, dia hataonareo ho toy
ny tsy voafora ny voany; telo taona
no hataonareo ho toy ny tsy voafora
izy ka tsy hohanina; 24 ary amy
ny taona fahefatra dia ho masina
ny voany rehetra ka hatao fanatitra
hiderana any Jehovah; 25 fa amy
ny taona fahadimy vao hihinana ny
voany hianareo, mba hitomboan' ny
fahavokarany ho anareo: Izaho no
Jehovah Andriamanitrareo.

26 Aza homana zavatra misy ra;
aza manao sikidy na manandro. 27
Aza manety ny sisim-bolon-doha-
nareo, ary aza manaratra ny vao-
kanao. 28 Ary aza mitetika ny
tenanareo noho ny maty, na manao
tombo-kavatsa amy ny tenanareo:
Izaho no Jehovah.

29 Aza mampijangajanga ny
zanakao-vavy hampahaloto azy, fan-
drao hijangajanga ny tany ka ho
feno fahavetavetana.

30 Tandremo ny Sabatako, ary
hajao ny fitoerako masina: Izaho
no Jehovah.
31 Aza mivily hanaraka izay
manao azy hotsindrian-javatra, na
mitady saina amy ny mpanao hatsa-
rana, hahaloto anareo aminy: Izaho
no Jehovah Andriamanitrareo.
32 Mitsangàna raha eo anatrehan'
ny fotsy volo hianao, ka manajà ny
tavan' ny anti-panahy, ary mata-
hora an' Andriamanitrao: Izaho no
Jehovah.
33 Ary raha misy mivahiny ami-
nao eo amy ny taninareo, aza manao
sarotra aminy. 34 Ny vahiny eo
aminareo dia hataonareo tahaka ny
tompon-tany aminareo hiany ka ho
tianao tahaka ny tenanao; fa efa
mba vahiny tany amy ny tany
Egypta hianareo: Izaho no Jehovah
Andriamanitrareo.
35 Aza manao izay tsy marina
amy ny fitsarana, na amy ny fan-
drefesana, na amy ny fandanjana,
na amy ny famarana. 36 Mizana
marina, vato marina, efaha marina,
hina marina, no hotananareo: Izaho
no Jehovah Andriamanitrareo, Izay
nitondra anareo nivoaka avy tany
amy ny tany Egypta. 37 Ary
tandremo ny didiko rehetra sy ny
fitsipiko rehetra, ka araho izany:
Izaho no Jehovah.

*Ny amy ny fampijaliana hatao amin' izay mandika ireo lalàna ireo.*

XX. ARY Jehovah niteny taminy
Mosesy ka nanao hoe: 2
Lazao amy ny Zanak' Isiraely hoe:
Na iza na iza amy ny Zanak' Isira-
ely, na amy ny vahiny eo aminy, no
manolotra ny zanany ho any Moloka,
dia hatao maty tokoa: ny vahoaka
no hitora-bato azy. 3 Ary ny
Tavako hanandrina izany olona
izany, ka hofongorana tsy ho amy
ny fireneny izy, satria nisy nato-
lony ho any Moloka ny zanany,
handotoany ny fitoerako masina sy
hanamavoany ny anarako masina.
4 Ary raha mody tsy mahita izany
olona izany ny vahoaka mba tsy
hahafaty azy, raha anolorany ho
any Moloka ny zanany, 5 dia hanan-
drina izany olona izany sy ny anko-
honany ny Tavako, ka haringako
tsy ho amy ny fireneny izy mbamin'
izay rehetra mijangajanga manaraka
azy hijangajanga aminy Moloka.
6 Ary ny olona izay mivily hana-
raka izay manao azy hotsindrian-
javatra na izay mpanao hatsarana,
hijangajanga hanaraka azy, dia
hanandrina izany olona izany ny
Tavako, ka hofongorako tsy ho amy
ny fireneny izy. 7 Dia manamasìna
ny tenanareo hianareo, ka aoka ho
masina hianareo; fa Izaho no Je-
hovah Andriamanitrareo. 8 Ary
tandremo ny didiko, ka araho izany:
Izaho no Jehovah, Izay manamasina
anareo.
9 Fa na iza na iza no manozona
ny rainy na ny reniny dia hatao
maty tokoa: efa nanozona ny rainy
na ny reniny izy; ny rany dia ho
aminy hiany.
10 Ary ny lehilahy mijangajanga
amy ny vadin' olona, dia izay mi-
jangajanga amy ny vadin' ny na-
many, hatao maty tokoa, na ny
mila, na ny ilainy.
11 Ary ny olona izay mandry
amy ny vadin-drainy dia efa nandry
tamin' izay nandrian-drainy; hatao
maty tokoa izy roroa; ny rany dia
ho aminy hiany.
12 Ary raha misy lehilahy man-
dry amy ny vinantovaviny, dia
hatao maty tokoa izy roroa; efa
nanao zavatra izay fady indrindra
izy; ny rany dia ho aminy hiany.
13 Ary raha misy lehilahy man-
dry amy ny lehilahy, tahaka ny
fandry amy ny vehivavy, dia efa
nanao fahavetavetana izy roa lahy;
hatao maty tokoa izy; ny rany dia
ho aminy hiany.
14 Ary raha misy lehilahy mam-
pirafy vehivavy mianaka, dia faha-
vetavetana izany; hodorana amy
ny afo izy telo, mba tsy hisy faha-
vetavetana eo aminareo.

15 Ary raha misy lehilahy man-
dry amy ny biby, dia hatao maty
tokoa izy; ary ilay biby dia hovo-
noinareo koa. 16 Ary raha misy
vehivavy manatona handry amy
ny biby, dia hovonoina izy sy ny
biby; hatao maty tokoa izy roroa;
ny rany dia ho aminy hiany.
17 Ary raha misy lehilahy manam-
bady ny anabaviny, na zanaka-
vavin' ny rainy, na zanakavavin'
ny reniny, ka mahita ny fitanjahany,
ary ravehivavy mahita ny fitanja-
hany kosa, dia zava-dratsy izany,
ka hofongorana eo imason' ny fire-
neny izy roroa; fa nandry tamy ny
anabaviny ralehilahy ka meloka.
18 Ary raha misy lehilahy man-
dry amy ny vehivavy izay mararin'
ny fadimbolany, dia nampisokatra [1]
ny fandehanan' ny rany izy, ary
ravehivavy koa nanokatra ny fande-
hanan' ny rany, dia hofongorana
tsy ho amy ny fireneny izy roroa.
19 Ary aza mandry amy ny raha-
vavin-dreninao, na amy ny ana-
bavin-drainao; fa mandry amy ny
havany akaiky izay manao izany ka
ho meloka. 20 Ary raha misy
lehilahy mandry amy ny vadin' ny
rahalahin-drainy, dia efa nandry
tamin' izay nandrian' ny rahalahin-
drainy izy; ho meloka izy roroa ka
ho faty momba. 21 Ary raha misy
lehilahy maka ny vadin-drahalahiny,
dia fahalotoana izany; nandry ta-
min' izay nandrian' ny rahalahiny
izy, ka ho momba izy roroa.
22 Ary tandremo ny didiko re-
hetra sy ny fitsipiko rehetra, ka
araho izy, mba tsy handoa anareo
ny tany izay itondrako anareo hone-
nana. 23 Ary aza manaraka ny
fanaon' ny firenena izay efa horoa-
hiko eo anoloanareo; fa nanao izany
rehetra izany izy, ka dia halako.
24 Fa efa nolazaiko taminareo hoe:
Hianareo handova ny taniny, fa
Izaho no hanome azy ho lovanareo,
dia tany tondra-dronono sy tantely:
Izaho no Jehovah Andriamanitrareo,
Izay nanavaka anareo tamy ny fire-
nena samihafa.
25 Ary avaho ny biby madio sy
ny maloto, ary ny vorona maloto sy
ny madio; ary aza mametaveta ny
fanahinareo amy ny biby, na amy
ny vorona, na amin' izay rehetra
mandady na mikisaka amy ny tany,
izay navahako ka nolazaiko tami-
nareo fa maloto. 26 Ary aoka ho
masina ho Ahy hianareo, satria
masina Aho Jehovah; ary efa nava-
hako tamy ny firenena samihafa
hianareo mba ho Ahy.
27 Ary na lehilahy na vehivavy
izay manao azy hotsindrian-javatra
na izay mpanao hatsarana dia hatao
maty tokoa: hitora-bato azy ny
olona; ny rany dia ho aminy hiany.

*Lalàna ny amy ny fahamasinan' ny mpisorona.*

XXI. ARY Jehovah niteny taminy
Mosesy ka nanao hoe:
Mitenena amin' ireo mpisorona,
zanaky Arona, hoe: Aoka hianareo
tsy hisy hiditra am-paty eo amy
ny fireneny, 2 afa-tsy amy ny ta-
haka ny tenany, dia ny reniny sy
ny rainy sy ny zanani-lahy sy ny
zanani-vavy ary ny rahalahiny; 3
ary amy ny fatin' ny anabaviny,
izay tahaka ny tenany hiany koa
sady tsy mbola manam-bady, fa
virijina, no ahazoany mandoto ny
tenany. 4 Tsy hiditra am-paty
hametaveta ny tenany izy, satria an-
driana eo amy ny fireneny izy.[2] 5
Tsy hanasola ny lohany izy, na
hanaratra ny vaokany, na hitetika
ny tenany. 6 Ho masina ho an'
Andriamaniny izy ka tsy hanamavo
ny anaran' Andriamaniny; fa mpa-
natitra ny fanatitra atao amy ny
afo ho any Jehovah izy, dia ny
hanin' Andriamaniny, ka dia to-
kony ho masina.
7 Aoka tsy hanambady izay vehi-
vavy mpijangajanga ka voaloto izy,

[1] *Heb.* nampitanjaka. [2] *Na:* na dia amy ny fatin' ny vadiny aza.

ary aoka tsy hanambady vehivavy
izay efa nisaoran' ny lahy; fa ma-
sina ho an' Andriamaniny ny mpiso-
rona. 8 Dia hamasino izy, fa ny
hanin' Andriamanitrao no ateriny;
ho masina aminao izy, fa masina
Aho Jehovah, Izay manamasina
anareo. 9 Ary raha ny zanaka-
vavin' ny mpisorona mandoto ny
tenany amy ny fijangajangana, dia
efa manamavo ny rainy izy ka hodo-
rana amy ny afo.

10 Ary ny mpisoronabe, izay
nalaina tamy ny rahalahiny, ka
nanidinana ny diloilo fanosorana ny
lohany, sady natokana[1] hitafy ny
fitafiana, dia aoka tsy hirakorako
volo, na handriatra ny fitafiany. 11
Ary aoka tsy hiditra am-paty akory
izy, ka tsy handoto ny tenany na
dia amy ny rainy aman-dreniny aza.
12 Ary aoka tsy hivoaka avy amy
ny fitoerana masina izy, na handoto
ny fitoera-masin' Andriamaniny; fa
ny diademany, dia ny diloilo fano-
soran' Andriamaniny azy, no eo
an-dohany: Izaho no Jehovah. 13
Ary aoka hampakatra izay vehivavy
mbola virijina izy. 14 Fa ny maty
vady, na ny efa nisaorana, na ny
voaloto tamy ny fijangajangana, dia
tsy azony hampakarina, fa virijina
avy amy ny fireneny hiany no ham-
pakariny. 15 Ary aoka tsy hanao
izay hahaloto ny taranany eo amy
ny fireneny izy; fa Izaho Jehovah
no manamasina azy.

16 Ary Jehovah niteny taminy
Mosesy ka nanao hoe: 17 Mite-
nena aminy Arona hoe: Izay re-
hetra misy kilema amy ny zanakao,
amy ny taranany hatramy ny fara
mandimby, dia aoka tsy hanakaiky
hanatitra ny hanin' Andriamaniny;
18 fa izay rehetra misy kilema
dia tsy mahazo manakaiky *hanao
izany*, na ny jamba, na ny man-
dringa, na ny petak' orona,[2] na ny
manana amby, 19 na ny tapa-tongo-
tra, na ny tapa-tànana, 20 na ny
vokoka, na ny sahozanina, na ny
misy pentimpentina eo amy ny ma-
sony, na ny hatenina, na ny tsingao-
hina, na ny torotoro vihiny. 21 Ny
olona rehetra amy ny zanaky Arona
mpisorona izay misy kilema dia tsy
mahazo manakaiky hanatitra ny
fanatitra atao amy ny afo ho any
Jehovah; misy kilema izy ka tsy
mahazo manakaiky hanatitra ny
hanin' Andriamaniny. 22 Ny ha-
nin' Andriamaniny, izay avy amy
ny zavatra masina indrindra sy ny
zavatra masina, dia azony hanina
hiany; 23 kanefa tsy mahazo midi-
tra ao anatin' ny efitra lamba na
manakaiky ny alitara izy, satria
misy kilema,—mba tsy handoto ny
fitoerako masina izy, fa Izaho Je-
hovah no manamasina azy.

24 Ary Mosesy dia nilaza izany
taminy Arona sy ny zanany ary ny
Zanak' Isiraely rehetra.

XXII. Ary Jehovah niteny taminy
Mosesy ka nanao hoe: 2
Mitenena aminy Arona sy ny za-
nany mba hitandremany ny amy ny
tsy hanakekeny ny zava-masina izay
hamasinin' ny Zanak' Isiraely ho
Ahy tsy hanamavoany ny anarako
masina: Izaho no Jehovah. 3
Lazao aminy hoe: Izay rehetra
maloto amy ny zanakareo, hatramy
ny taranakareo fara mandimby,
nefa manakaiky ny zava-masina izay
hamasinin' ny Zanak' Isiraely ho
any Jehovah, dia hofongorana tsy
ho eo anatrehako: Izaho no Je-
hovah. 4 Na iza na iza amy ny
taranaky Arona no boka na marary
mitsika dia tsy hihinana ny zava-
masina mandra-pahadiony. Ary
izay rehetra mikasika izay maloto
amin-paty, na izay lehilahy nialan'
ny azy, 5 na izay mikasika biby
mandady na mikisaka izay mahaloto,
na lehilahy izay mahaloto, na inona
na inona no fahalotoany,—6 ny
olona izay mikasika izany dia haloto
mandra-paharivan' ny andro ka tsy

[1] *Heb.* nofenoina ny tànany. [2] *Na:* loak' orona.

hihinana amy ny zava-masina, raha
tsy mandro amy ny rano. 7 Ary
rehefa milentika ny masoandro, dia
hadio izy, ka vao izay no mahazo
mihinana amy ny zava-masina,
satria fihinany izany. 8 Izay maty
ho azy, na izay noviraviraim-biby,
dia tsy hohaniny, mba tsy hahaloto
azy: Izaho no Jehovah. 9 Ary
aoka hitandrina izay nasaiko tandre-
mana izy, fandrao ho meloka noho
izany izy ka ho fatin' ny nanama-
voany azy: Izaho Jehovah no ma-
namasina azy.

10 Ary aza avela hisy olon-kafa
hihinana zava-masina; na izay miva-
hiny ao amy ny mpisorona, na izay
mpikarama, dia samy tsy mahazo
mihinana zava-masina. 11 Fa raha
misy olona novidin' ny mpisorona,
dia hahazo mihinana amin' izany
hiany izy; ary ny ompikeliny ha-
hazo mihinana amy ny fihinan' ny
mpisorona koa. 12 Ary raha misy
zanakavavin' ny mpisorona manam-
bady olon-kafa, dia tsy hihinana
amy ny fanatitra avy amy ny zava-
masina izy. 13 Fa raha misy zana-
kavavin' ny mpisorona maty vady,
na efa nisaorana, ka tsy manan-
janaka, ary mody any an-tranon-
drainy izy toy ny fony izy mbola
kely, dia mahazo mihinana ny fihi-
nan-drainy hiany izy; fa aoka tsy
hisy olon-kafa hihinana izany. 14
Ary raha misy olona mihinana tsy
nahy amy ny zava-masina, dia hone-
rany ny zava-masina ka homeny ny
mpisorona sady hampiany ho tonga
avy fahenina. 15 Ary aoka tsy
hisy hametaveta ny zava-masin' ny
Zanak' Isiraely, izay ateriny ho any
Jehovah, 16 na hahatonga ota aman-
keloka noho ny nihinanany ny
zava-masiny; fa Izaho Jehovah no
manamasina azy.

17 Ary Jehovah niteny taminy
Mosesy ka nanao hoe: 18 Mitenena
aminy Arona sy ny zanany ary ny
Zanak' Isiraely rehetra hoe: Na iza
na iza amy ny taranaky Isiraely, na
amy ny vahiny eo amy ny Isiraely,
no manatitra ny fanatiny ho fana-
titra hanalany voady na ho fanati-
tsitrapony, izay hateriny ho any
Jehovah ho fanatitra odorana, 19
dia lahy tsy misy kilema no hate-
riny, na omby izany, na zanak'
ondry, na osy, mba hankasitrahana
anareo. 20 Izay rehetra misy ki-
lema dia tsy haterinareo; fa tsy
hankasitrahana anareo izany. 21
Ary raha misy manatitra fanati-
pihavanana ho any Jehovah, na ho
fanatitra hanalany voady, na ho
fanati-tsitrapo, na omby izany, na
ondry, na osy, dia ny tsara izay tsy
misy kilema na kely akory aza no
hateriny mba hankasitrahana azy.
22 Fa ny jamba, na ny misy tapaka,
na ny kilemaina, na ny ferena, na
ny boka, na ny kongonina, dia izany
no tsy haterinareo ho any Jehovah,
na hataonareo fanatitra amy ny afo
eo ambonin' ny alitara ho any Jeho-
vah. 23 Na omby, na ondry, na
osy, izay misy sampona, dia azonao
haterina ho fanati-tsitrapo; fa raha
atao fanatitra hanalam-boady, dia
tsy hankasitrahana izy. 24 Izay
voaporitra, na voatoro, na voaombo-
tra, na voadidy ho afaka *ny vihiny*,
dia tsy azonareo aterina ho any Je-
hovah; ary aza manao izany eo amy
ny taninareo. 25 Ary raha misy
entin' olona hafa firenena aza izany
zavatra izany, dia tsy azonareo ha-
terina ho hanin' Andriamanitrareo,
satria efa simba izy ka misy kilema;
tsy mba hankasitrahana anareo
izany.

26 Ary Jehovah niteny taminy
Mosesy ka nanao hoe: 27 Raha
misy omby, na ondry, na osy, vao
teraka, dia hitoetra amin-dreniny
hafitoana izy; fa rehefa hatramy ny
andro fahavalo no ho miakatra, dia
hankasitrahana izy, raha atao fana-
titra atao amy ny afo ho any Je-
hovah. 28 Ary ny ombivavy, na
ny ondrivavy, na ny osivavy, dia
tsy hovonoinareo indray andro izy
sy ny zanany.

29 Ary raha mamono zavatra

hatao fanati-pisaorana ho any Je-
hovah hianareo, dia amin' izay han-
kasitrahana anareo no hamonoana-
reo azy. 30 Amin' izany andro
izany hiany no hihinanana azy, fa
aza amelana ho tra-maraina: Izaho
no Jehovah.

31 Ary tandremo ny didiko, ka
araho izany: Izaho no Jehovah.
32 Ary aza manamavo ny anarako
masina; fa hohamasinina eo amy
ny Zanak' Isiraely Aho: Izaho Je-
hovah, 33 Izay nitondra anareo
nivoaka avy tany amy ny tany
Egypta mba ho Andriamanitrareo,
no manamasina anareo: Izaho no
Jehovah.

*Lalàna ny amy ny fanamasinana ny fotoam-pivavahana voatendriny Jehovah.*

XXIII. ARY Jehovah niteny ta-
miny Mosesy ka na-
nao hoe: 2 Mitenena amy ny
Zanak' Isiraely hoe: Ny amy ny
fotoam-pivavahana voatendriny Je-
hovah, izay hantsoinareo ho fivori-
ana masina, dia izao no izy:—

3 Henemana no hanaovana raha-
raha; fa ny andro fahafito dia tena
andro fitsaharana, dia fivoriana ma-
sina; aza manao raharaha akory
hianareo, fa Sabata ho any Jehovah
eny amin' izay fonenanareo rehetra
izany.

4 Izao no fotoam-pivavahana voa-
tendriny Jehovah, dia fivoriana ma-
sina hantsoinareo amy ny fotoany
avy: 5 Ny andro fahefatra amby
ny folo amy ny volana voalohany,
rehefa hariva, dia Pasky Jehovah.
6 Ary ny andro fahadimy amby ny
folo amin' izany volana izany dia
andro firavoravoana ho any Jeho-
vah, fihinanana ny mofo tsy misy
masirasira; hafitoana no hihinana-
nareo mofo tsy misy masirasira. 7
Ary amy ny andro voalohany dia
hisy fivoriana masina ho anareo;
aza manao tao-zavatra akory hiana-
reo; 8 fa manatera fanatitra atao
amy ny afo ho any Jehovah hafito-
ana; ary amy ny andro fahafito dia
hisy fivoriana masina koa; aza ma-
nao tao-zavatra akory hianareo.

9 Ary Jehovah niteny taminy
Mosesy ka nanao hoe: 10 Mitenena
amy ny Zanak' Isiraely hoe: Rehefa
tonga any amy ny tany izay omeko
anareo hianareo ka hijinja ny voka-
tra any, dia mitondrà amboara iray
amy ny voaloham-bokatrareo ho any
amy ny mpisorona hianareo; 11 ary
hanevaheva ny amboara eo anatre-
hany Jehovah izy, hankasitrahana
anareo; amy ny ampitson' ny Sabata
no hanevahevan' ny mpisorona azy.
12 Ary amin' izay andro haneva-
hevanareo ny amboara dia manatera
zanak' ondrilahy tsy misy kilema izay
iray taona [1] ho fanatitra odorana ho
any Jehovah. 13 Ary ny fanatitra
hohanina momba azy dia koba tsara
toto roa ampahafolon' ny efaha voa-
haro diloilo hatao fanatitra atao amy
ny afo ho hanitra ankasitrahana ho
any Jehovah; ary ny fanatitra
aidina momba azy dia divay ampa-
hefatry ny hina. 14 Ary aza mihi-
nana mofo, na lango, na salohim-
bary maitso, mandra-pahatongan'
ny andro izay hitondranareo fana-
titra ho an' Andriamanitrareo; ho
lalàna mandrakizay amy ny tarana-
kareo hatramy ny fara mandimby
izany eny amin' izay fonenanareo
rehetra.

15 Ary manisà ho anareo hatramy
ny ampitson' ny Sabata, dia hatra-
min' izay andro itondranareo ny
amboara ho fanatitra ahevaheva, dia
fito herinandro mipaka. 16 Dia
amy ny ampitson' ny Sabata faha-
fito no hahataperan' ny andro
dimam-polo hisainareo, dia mana-
tera fanatitra hohanina vaovao ho
any Jehovah indray. 17 Ary mi-
tondrà mofo roa avy amy ny fone-
nanareo ho fanatitra ahevaheva;
hatao amy ny koba tsara toto roa

[1] *Na:* hatramy ny iray taona no ho midina.

ampahafolon' ny efaha izy ka hasia-
na masirasira raha hendasina; voa-
loham-bokatra ho any Jehovah
izany. 18 Ary manatera miaraka
amy ny mofo zanak' ondrilahy fito
tsy misy kilema, izay iray taona,[1]
sy vantotr' ombilahy iray ary ondri-
lahy roa—hatao fanatitra odorana
ho any Jehovah ireo—mbamy ny
fanatitra hohanina momba azy sy
ny fanatitra aidina momba azy, dia
fanatitra atao amy ny afo ho hanitra
ankasitrahana ho any Jehovah. 19
Dia manatera osilahy iray ho fana-
titra noho ny ota sy zanak' ondri-
lahy roa izay iray taona[1] ho fanati-
pihavanana. 20 Ary ny mpisorona
hanevaheva ireo mbamy ny mofon'
ny voaloham-bokatra ho fanatitra
ahevaheva eo anatrehany Jehovah
mbamy ny zanak' ondrilahy roa koa;
ireo dia ho masina ho any Jehovah ho
anjaran' ny mpisorona. 21 Ary
miantsoa izany andro izany ho fivo-
riana masina ho anareo, ka aza
manao tao-zavatra akory; ho lalàna
mandrakizay amy ny taranakareo
hatramy ny fara mandimby izany
eny amin' izay fonenanareo rehetra.

22 Ary raha mijinja ny vokatry
ny tanimbarinareo hianareo, dia aza
jinjana avokoa ny eny an-tsisiny,
ary aza tsimponina izay latsaka avy
amy ny vokatrao, fa avelao ho any
ny malahelo sy ny vahiny izany:
Izaho no Jehovah Andriamanitrareo.

23 Ary Jehovah niteny taminy
Mosesy ka nanao hoe: 24 Mitenena
amy ny Zanak' Isiraely hoe: Ny
andro voalohany amy ny volana
fahafito dia ho andro fitsaharana ho
anareo, dia fahatsiarovana amy ny
fitsofana trompetra, ho fivoriana
masina. 25 Aza manao tao-zavatra
akory hianareo; fa manatera fana-
titra atao amy ny afo ho any
Jehovah.

26 Ary Jehovah niteny taminy
Mosesy ka nanao hoe: 27 Ary amy
ny andro fahafolo amin' izany volana
fahafito izany (dia ny andro fanavo-
tana) hisy fivoriana masina ho ana-
reo; ary hampahory ny tenanareo
hianareo ka hanatitra fanatitra atao
amy ny afo ho any Jehovah. 28
Ary aza manao raharaha akory
amin' izany andro izany; fa andro
fanavotana izany, hanaovana fana-
votana ho anareo eo anatrehany
Jehovah Andriamanitrareo. 29 Fa
ny olona rehetra izay tsy mety
miory amin' izany andro izany dia
hofongorana tsy ho amy ny fireneny.
30 Ary ny olona rehetra izay manao
raharaha akory amin' izany andro
izany dia hofongorako tsy ho amy
ny fireneny. 31 Aza manao raha-
raha akory; ho lalàna mandrakizay
amy ny taranakareo hatramy ny
fara mandimby izany eny amin' izay
rehetra honenanareo. 32 Ho tena
andro fitsaharana ho anareo izany,
ary hampahory ny tenanareo hiana-
reo; amy ny andro fahasivy amy
ny volana, rehefa hariva—dia ha-
tramy ny hariva ka hatramy ny
ampitso hariva—no hitandremana-
reo ny andro fitsaharanareo.

33 Ary Jehovah niteny taminy
Mosesy ka nanao hoe: 34 Mite-
nena amy ny Zanak' Isiraely hoe:
Amy ny andro fahadimy amby
ny folo amin' izany volana fahafolo
izany no hiantombohan' ny andro
firavoravoana fitoerana amy ny
trano rantsan-kazo hafitoana ho any
Jehovah. 35 Amy ny andro voa-
lohany dia hisy fivoriana masina;
aza manao tao-zavatra akory. 36
Hafitoana no hanateranareo fana-
titra atao amy ny afo ho any Jeho-
vah; ary amy ny andro fahavalo
dia hisy fivoriana masina ho anareo
koa, ka hanatitra fanatitra atao amy
ny afo ho any Jehovah hianareo;
fara-fivoriana izany, koa aza manao
tao-zavatra akory.

37 Ireo no fotoam-pivavahana
voatendriny Jehovah, ka hantsoi-
nareo ho fivoriana masina, hanate-

[1] *Na:* hatramy ny iray taona no ho midina.

rana fanatitra atao amy ny afo ho any Jehovah, dia fanatitra odorana sy fanatitra hohanina sy fanatitra hafa alatsa-dra sy fanatitra aidina, samy amy ny fotoany avy izy rehetra,—38 afa-tsy *izay fanao amy* ny Sabatany Jehovah sy ny zavatra omenareo sy ny fanatitra rehetra hanalanareo voady ary ny fanatitsitraponareo rehetra, izay omenareo ho any Jehovah.

39 Ary amy ny andro fahadimy amby ny folo amy ny volana fahafito, raha manangona ny vokatry ny tany hianareo, dia tandremo ny andro firavoravoana hafitoana ho any Jehovah; ny andro voalohany dia andro fitsaharana, ary ny andro fahavalo dia andro fitsaharana koa.
40 Ary amy ny andro voalohany dia makà voan' ny hazo tsara tarehy, dia sampan-drofia [1] sy rantsan' ny hazo mikirindro ary hazomalahelo amoron' ny renirano, ho anareo; dia mifalia hafitoana eo anatrehany Jehovah Andriamanitrareo hianareo.
41 Ary tandremo izany ho andro firavoravoana ho any Jehovah hafitoana isan-taona. Ho lalàna mandrakizay amy ny taranakareo hatramy ny fara mandimby izany; amy ny volana fahafito no hitandremanareo azy. 42 Ao amy ny trano rantsan-kazo no hitoeranareo hafitoana; ny tompon-tany rehetra amy ny Zanak' Isiraely dia samy hitoetra ao amy ny trano rantsan-kazo avokoa,
43 mba ho fantatry ny taranakareo fa nampilasy ny Zanak' Isiraely tao any ny trano rantsan-kazo Aho, raha nitondra azy nivoaka avy tany amy ny tany Egypta: Izaho no Jehovah Andriamanitrareo.

44 Ary Mosesy dia nilaza tamy ny Zanak' Isiraely ny fotoam-pivavahana voatendriny Jehovah.

*Ny amy ny fanamboarana ny jiro sy ny fanaovana ny mofo aseho.*

XXIV. ARY Jehovah niteny taminy Mosesy ka nanao hoe: 2 Mandidia ny Zanak' Isiraely hitondra aminao diloilon' oliva tsara voavely hatao fanazavana, hampirehetana [2] jiro mandrakariva. 3 Eo ivelan ny efitra lamba izay manakona ny Vavolombelona,[3] dia eo amy ny trano-lay fihaonana, no handaharany Arona azy, hatramy ny hariva ka hatramy ny maraina, eo anatrehany Jehovah mandrakariva; ho lalàna mandrakizay amy ny taranakareo hatramy ny fara mandimby izany. 4 Eo amy ny fanaovan-jiro *volamena* tsara no handaharany ny lela fanaovan-jiro mandrakariva eo anatrehany Jehovah.

5 Ary makà koba tsara toto, ka endaso ho mofo roa amby ny folo; roa ampahafolon' ny efaha no hatao mofo iray. 6 Ary mandahara ireo eo ambonin' ny latabatra tsara eo anatrehany Jehovah, ka ataovy roa toerana, dia enina avy no iray toerana. 7 Ary asio ditin-kazo manipofona madio ny isan-toerana, ka aoka ho eo amy ny mofo izany ho fanati-pahatsiarovana, dia fanatitra atao amy ny afo ho any Jehovah.
8 Isan-tSabata no handaharany ireo mandrakariva eo anatrehany Jehovah; ho avy amy ny Zanak' Isiraely izany, dia fanekena mandrakizay. 9 Ary ho any Arona sy ny zanany izany ka hohaniny eo amin' izay fitoerana masina; fa masina dia masina ho any ny mpisorona izany avy amy ny fanatitra atao amy ny afo: lalàna mandrakizay izany.

*Ny amy ny fampijaliana izay miteny ratsy ny anarany Jehovah mbamy ny valin' ny famonoana.*

10 ARY nisy lehilahy anankiray nivoaka nankeo amy ny Zanak' Isiraely—vehivavy Isiraelita

[1] palma. [2] *Na:* hanaingenana. [3] *Dia ny Didy Folo.*

no reniny, fa lehilahy Egyptiana no
rainy; ary niady teo an-toby io
zanaky ny vehivavy Isiraelita io sy
ny lehilahy Isiraelita anankiray.
11 Ary niteny ratsy ny Anarana
ilay zanaky ny vehivavy Isiraelita
ka nanozona, dia nentina tany
aminy Mosesy izy (Selomita no
anaran-dreniny, zanakavaviny Dib-
ry avy tamy ny fireneny Dana izy);
12 ary nambenany izy, mandra-
pahafantany izay ho didiny Jehovah.
13 Ary Jehovah niteny taminy
Mosesy ka nanao hoe: 14 Avoahy
ho eny ivelan' ny toby ilay nanozona,
ary aoka izay rehetra nandre azy
hametraka ny tànany amy ny
lohany, ary aoka ny fiangonana re-
hetra hitora-bato azy. 15 Ary mi-
tenena amy ny Zanak' Isiraely hoe:
Na iza na iza no mamingavinga an'
Andriamaniny dia ho meloka. 16
Fa izay miteny ratsy ny anarany
Jehovah dia hatao maty mihitsy;
hitora-bato azy tokoa ny fiangonana
rehetra; na vahiny na tompon-tany,
raha miteny ratsy ny Anarana, dia
hatao maty izy.
17 Ary izay mahafaty olona dia
hatao maty tokoa. 18 Fa izay
mahafaty biby fiompy dia hanonitra
azy: biby solon' ny biby. 19 Ary
raha misy olona manakilema ny na-
many, dia toy izay nataony no ha-
tao aminy kosa: 20 tapaka solon'
ny tapaka, maso solon' ny maso, nify
solon' ny nify; tahaka ny kilema
nataony tamy ny olona no hatao
aminy kosa. 21 Ary izay mahafaty
biby fiompy dia hanonitra azy; fa
izay mahafaty olona kosa dia hatao
maty. 22 Fitsipika iray no hiton-
drana anareo, na vahiny na tompon-
tany; fa Izaho no Jehovah Andria-
manitrareo.
23 Ary Mosesy niteny tamy ny
Zanak' Isiraely, dia navoakany teny
ivelan' ny toby ilay nanozona ka
notorahany vato. Ary ny Zanak'
Isiraely dia nanao araka izay efa
nandidiany Jehovah any Mosesy.

*Lalàna ny amy ny taona sabata sy ny Jobily.*

XXV. ARY Jehovah niteny ta-
miny Mosesy teo an-
tendrombohitra Sinay ka nanao hoe:
2 Mitenena amy ny Zanak' Isiraely
hoe: Rehefa tonga any amy ny tany
izay omeko anareo hianareo, aoka
hisy fitsaharana ho any ny tany, dia
sabata ho any Jehovah. 3 Enin-
taona no hamafazanao ny taninao,
enin-taona no hanamboaranao ny
sahanao sy hanangonanao ny voka-
tra; 4 fa ny taona fahafito kosa ho
tena fitsaharana ho any ny tany, dia
sabata ho any Jehovah; aza ma-
mafy amy ny taninao hianao, ary
aza mamboatra ny sahanao. 5 Aza
mijinja izay maniry ho azy avy tamy
ny voa nihintsana tamy ny fararano
lasa, ary aza mioty ny voaloboka
avy tamin' izay tsy namboarinao;
fa aoka ho taona fitsaharana ho any
ny tany izany. 6 Ary *izay maniry
ho azy amy* ny sabatan' ny tany no
ho hanina ho anao sy ny ankizila-
hinao sy ny ankizivavinao sy ny
mpikarama sy ny vahiny eo aminao
7 sy ny biby fiompinao ary ny bibi-
dia izay eo amy ny taninao; izay
vokatra rehetra eo no hohaniny.
8 Ary manisà sabatan-taona fito
ho anao, dia fito taona impito, ka ny
hanisanao ny andron' ireo sabatan-
taona fito ireo dia sivy amby efa-polo
taona. 9 Dia mitsofa anjomara
avo feo amy ny andro fahafolo amy
ny volana fahafito; dia amy ny
andro fanavotana no hitsofanareo
anjomara eran' ny taninareo. 10
Ary hamasino ny taona fahadimam-
polo, ka miantsoa fanafahana amy
ny tany ho any ny mponina rehetra
ao aminy; Jobily ho anareo izany,
ka samia mody any amy ny tanina-
reo avy hianareo sy any amy ny
mpianakavinareo avy. 11 Jobily
ho anareo izany taona fahadimam-
polo izany; aza mamafy hianareo,
ary aza mijinja izay maniry ho azy
avy tamy ny voa nihintsana tamy

ny fararano lasa, ary aza mioty ny
avy tamin' izay tsy namboarinareo;
12 fa Jobily izany ka ho masina
ho anareo. Izay vokatra alaina
any an-tsaha no hohaninareo. 13
Amin' izany taona Jobily izany dia
samy hody amy ny taninareo avy
hianareo.

14 Ary raha mivarotra na mividy
zavatra amy ny namanao hianao,
aza misy manao sarotra: 15 araka
ny isan' ny taona aorian' ny Jobily
no hividiananao amy ny namanao;
ary araka ny isan' ny fararano no
hivarotany aminao. 16 Araka ny
hamaron' ny taona no hampitom-
boanao ny vidiny, ary araka ny
havitsin' ny taona *sisa* no hampihe-
nanao ny vidiny; fa araka ny isan'
ny fararano no hivarotany aminao.
17 Ary aza misy manao sarotra
hianareo, fa matahora an' Andria-
manitrao; fa Izaho no Jehovah
Andriamanitrareo.

18 Ary araho ny didiko, ary
tandremo ny fitsipiko, ka araho
izy; dia handry fahizay amy ny
tany hianareo. 19 Ary ny tany
hahavoka-javatra, dia hihinana hia-
nareo ka ho voky, ary handry
fahizay.

20 Ary andrao hianareo manao
hoe: Inona no hohaninay amy ny
taona fahafito? fa, indro, tsy ma-
mafy izahay, na manangona ny
vokatray; 21 dia hataoko aminareo
ny fitahiako amy ny taona fahenina,
ka hisy vokatra ampy ho anareo
amy ny telo taona. 22 Ary hamafy
amy ny taona fahavalo hianareo ka
hihinana ny tranainy mandra-paha-
tongan' ny taona fahasivy; mandra-
pahatongan' ny vao no hihinanana-
reo ny tranainy.

23 Ary ny tany tsy hatao varo-
maty, satria Ahy ny tany; fa va-
hiny sy mpivahiny amiko hianareo.
24 Ary havelanareo ho azo avotana
ny tany eo amy ny tany rehetra
izay lovanareo.

25 Raha tàhiny mihamalahelo ny
rahalahinao, ka nivarotany ny ta-
niny, dia ho avy ny havany akaiky
ka hanavotra izay namidin' ny raha-
lahiny. 26 Ary raha tsy manan-
kavana hanavotra ralehilahy, nefa
nambinina izy ka nahazo izay ampy
ho enti-manavotra azy, 27 dia aoka
hanisa ny taona hatramy ny niva-
rotany azy izy ka handoa ny hevitry
ny taona sisa ho any ny lehilahy
izay nivarotany azy; ka dia hody
amy ny taniny izy. 28 Fa raha
tsy nahazo izay ampy handoavana
izany izy, izay namidiny dia mbola
hitoetra eo an-tànan' ilay nividy azy
hiany mandra-pahatongan' ny taona
Jobily; ary ho afaka izany amy ny
Jobily, ka hody amy ny taniny
ralehilahy.

29 Ary raha misy olona mivaro-
tra trano itoerana ao amy ny tanàna
mimanda, dia hahazo manavotra azy
izy mandra-pahatapitry ny herin-
taona nivarotany azy; fa ao anatin'
izany no hahazoany manavotra azy.
30 Fa raha tsy voavotra mandra-
pahatapitry ny herintaona kosa ilay
trano ao amy ny tanàna mimanda,
dia tapaka ho varo-maty ho an' izay
nividy azy sy ho any ny taranany
izany; tsy ho afaka izany na dia
amy ny Jobily aza. 31 Fa ny
trano ao amy ny vohitra izay tsy
misy mànda manodidina kosa dia
hatao tahaka ny tany hiany; ho
azo avotana hiany izany, na ho afaka
amy ny Jobily.

32 Kanefa ny amy ny tanànan'
ny Levita, ny trano ao amy ny
tanàna izay ho anjarany dia ho
azon' ny Levita avotana hiany na
oviana na oviana. 33 Ary raha
misy Levita manavotra azy,[1] dia ho
afaka amy ny Jobily ny trano izay
namidy sy ny tanàna izay anjara-
ny; fa ny trano ao an-tanànan' ny
Levita dia lovany ao amy ny Zanak'
Isiraely. 34 Fa ny tany manodi-
dina ny tanànany kosa dia tsy azo

[1] *Na:* Raha misy olona mividy amy ny Levita.

hamidy; fa ho lovany mandrakizay
izany.
35 Ary raha mihamalahelo ny
rahalahinao izay miara-monina ami-
nao ka reraka, dia vonjeo izy, ka
aoka mba ho velona eo aminao ta-
haka ny vahiny sy ny mpivahiny
izy. 36 Aza maka zana-bola na
tombony aminy; fa matahora an'
Andriamanitrao,—mba ho velona eo
aminao ny rahalahinao. 37 Aza
mampanàna vola aminy, ary aza
mampisambotra hanina hahazoana
tombony: 38 Izaho no Jehovah An-
driamanitrareo, Izay nitondra anareo
nivoaka avy tany amy ny tany
Egypta, hanome anareo ny tany
Kanana, mba ho Andriamanitrareo.
39 Ary raha mihamalahelo ny
rahalahinao ka mivaro-tena aminao,
aza ampanompoinao toy ny andevo
izy; 40 fa aoka hitoetra eo aminao
tahaka ny mpikarama sy tahaka ny
vahiny izy; mandra-pahatongan' ny
taona Jobily no hanompoany anao.
41 Dia ho afaka izy sy ny zanany
ka hody amy ny mpianakaviny sy
amy ny tanin-drazany koa. 42 Fa
mpanompoko izay nentiko nivoaka
avy tany amy ny tany Egypta izy
ka tsy hamidy tahaka ny andevo.
43 Aza mampanompo azy fatratra,
fa matahora an' Andriamanitrao.
44 Ary ny amin' izay ho andevola-
hinao sy andevovavinao, dia amy ny
jentilisa izay manodidina anareo no
hividiananareo azy. 45 Ary amy
ny zanaky ny vahiny eo aminareo
sy amy ny taranany izay haterany
eo amy ny taninareo no hividiana-
nareo koa; ary dia ho fanananareo
izany. 46 Ary hataonareo lovan'
ny zanakareo mandimby anareo
izany ho fananana holovany ka ham-
panompoinareo mandrakizay; fa ny
Zanak' Isiraely rahalahinareo dia
aza mba ampanompoina fatratra.
47 Ary raha tonga manan-karena
ny vahiny izay monina eo aminao
na ny mpivahiny, ary ny rahala-
hinao eo aminy mihamalahelo kosa
ka mivaro-tena amy ny vahiny eo
aminao, na amy ny taranaky ny
vahiny; 48 na dia nivaro-tena aza
izy, dia azo avotana indray; ny
anankiray amy ny rahalahiny no
mahazo manavotra azy: 49 na ny
rahalahin-drainy, na ny zanak' olo-
mirahalahy aminy, na izay havany
akaiky azy amy ny mpianakaviny
no mahazo manavotra azy; kanefa
raha tratry ny ananany, dia hanavo-
tena izy. 50 Ary dia hisainy amin'
izay nividy azy hatramy ny taona
nivarotana azy ka hatramy ny taona
Jobily; ary ny vola nivarotany ny
tenany dia hoheverina araka ny isan'
ny taona; dia ara-kevitry ny andron'
ny mpikarama no hiheverana azy.
51 Raha mbola maro ny taona sisa,
dia ara-keviny hiany no handoavany
ny avony avy amy ny vola vidiny
teo aloha. 52 Ary raha vitsy kosa
ny taona sisa mandra-pahatongan'
ny taona Jobily, dia hanisa izany
aminy izy, ka ara-kevitry ny taona
hiany no handoavany ny vola avony.
53 Tahaka izay karamaina isan-
taona no hitoerany eo aminy; fa
aoka tsy hampanompoina fatratra
eo imasonao izy. 54 Ary raha tsy
voavotra amin' izany izy, dia ho
afaka amy ny taona Jobily izy sy
ny zanany koa. 55 Fa mpanom-
poko ny Zanak' Isiraely, dia mpa-
nompoko izay nentiko nivoaka avy
tany amy ny tany Egypta: Izaho
no Jehovah Andriamanitrareo.

*Fitahiana sy ozona.*

XXVI. AZA manao andriamani-
tsi-izy; ary aza ma-
nangana sarin-javatra voasokitra, na
manao tsangam-baton-tsampy na
manorina vato soratana hiankoho-
fana eo amy ny taninareo; fa Izaho
no Jehovah Andriamanitrareo.
2 Tandremo ny Sabatako, ary
hajao ny fitoerako masina: Izaho
no Jehovah.
3 Raha manaraka ny lalàko sy
mitandrina ny didiko hianareo ka
mankatò izany, 4 dia hanome anareo
ranonorana amy ny fotoany Aho, ka

hahavoka-javatra ny tany, ary ha-
moa ny hazo any an-tsaha. 5 Ary
ny taom-pivelezanareo dia ho tratry
ny taom-piotazam-boaloboka, ary ny
taom-piotazam-boaloboka dia ho tra-
try ny taom-pamafazana; dia hihi-
nana hianareo ka ho voky, ary
handry fahizay eo amy ny taninareo.
6 Ary homeko fiadanana eo amy ny
tany hianareo ka handry fahizay, ary
tsy hisy hanaitaitra, fa hofongorako
ny biby masiaka amy ny tany, ary
tsy hotetezin-tsabatra ny taninareo.
7 Dia hanenjika ny fahavalonareo
hianareo, ka ho lavon-tsabatra eo
anoloanareo izy. 8 Ary ny dimy
aminareo hanenjika ny zato, ary ny
zato aminareo hanenjika ny iray
alina; ary ny fahavalonareo ho
lavon-tsabatra eo anoloanareo.

9 Ary hijery anareo Aho ka ha-
hamaro ny taranakareo sy hampi-
tombo anareo, ary hanorina ny fane-
keko aminareo Aho. 10 Ary hihi-
nana ny tranainy hianareo, sady
hamoaka ny tranainy hasiana ny
vao. 11 Ary ny tabernakeliko dia
hataoko eo aminareo; ary tsy ho
halan' ny fanahiko hianareo. 12
Ary handeha eo aminareo Aho ka
ho Andriamanitrareo; ary hianareo
ho oloko.

13 Izaho no Jehovah Andria-
manitrareo, Izay nitondra anareo
nivoaka avy tany amy ny tany
Egypta, mba tsy ho andevony hia-
nareo; ary nanapaka ny zioga izay
teo aminareo Aho ka nampandeha
anareo mijoro.

14 Fa raha tsy mihaino Ahy
kosa hianareo ka tsy mankatò ireo
didy rehetra ireo, 15 ary hamavoi-
nareo ny didiko, na halan' ny fana-
hinareo ny fitsipiko, ka tsy ankatoa-
vinareo ny didiko rehetra, fa ivadi-
hanareo ny fanekeko, 16 Izaho kosa
dia hanao izao aminareo: hanisy
fampitahorana aminareo Aho, dia
areti-mahasahozanina sy tazo maha-
may, izay manimba ny maso sy
mandany ny aina; ary hafafinareo
foana ny voan-javatrareo, fa ny
fahavalonareo no hihinana azy. 17
Dia hanandrina anareo ny Tavako,
ka ho resy eo anoloan' ny fahavalo-
nareo hianareo; ary izay manka-
hala anareo no hanapaka anareo;
dia handositra hianareo, na dia tsy
misy manenjika aza.

18 Ary raha mbola tsy mihaino
Ahy hiany hianareo amin' izany
rehetra izany, dia mbola hampijaly
anareo impito Aho noho ny fahota-
nareo. 19 Ary horavako ny re-
harehan' ny herinareo, ka hataoko
toy ny vy ny lanitrareo, ary toy ny
varahina ny taninareo; ary ny heri-
nareo ho lany foana; 20 fa tsy
hahavoka-javatra ny taninareo, ary
tsy hamoa ny hazo amy ny tany.

21 Ary raha mbola manohitra
Ahy hiany hianareo, ka tsy mety
mihaino Ahy, dia hasiako kapoka
impito koa hianareo araka ny faho-
tanareo. 22 Ary hampandehaniko
eo aminareo ny bibi-dia, ka handany
ny zanakareo sy handringana ny
biby fiompinareo ireny ka hahavitsy
isa anareo; ary ny làlambenareo
ho tonga efitra.

23 Ary raha tsy mandray ny
anatro amin' izany hianareo, fa
mbola manohitra Ahy hiany, 24
Izaho dia Izaho kosa no hamely
anareo ka hampijaly anareo impito
indray noho ny fahotanareo. 25
Dia hampiditra sabatra aminareo
Aho ho valin' ny nivadihanareo ny
fanekena; ary rehefa tafangona eo
anatin' ny tanànanareo hianareo,
dia hanatitra areti-mandringana ami-
nareo Aho; ary hatolotra eo an-
tànan' ny fahavalo hianareo. 26
Raha tapahiko ny vary, izay tohan'
ainareo, dia fanendasa-mofo iray
hiany no hanendasan' ny vehivavy
folo ny mofonareo, ary an-danjany
no hizarany azy, dia hihinana hia-
nareo, fa tsy ho voky.

27 Ary raha mbola tsy mihaino
Ahy amin' izany indray hianareo,
fa mbola manohitra Ahy hiany, 28
dia hamely anareo amy ny fahateze-
rana kosa Aho; ary Izaho dia Izaho

no hampijaly anareo impito indray
noho ny fahotanareo. 29 Dia hihi-
nana ny nofon' ny zanakareo-lahy
sy ny zanakareo-vavy hianareo. 30
Ary horavako ny fitoerana avonareo,
sy hokapaiko ny tsangan-kazonareo [1]
ho any ny masoandro, ary ny fati-
nareo dia hariako eo ambonin' ny
fatin' ny sampinareo, ary ho halan'
ny fanahiko hianareo. 31 Ary ho-
ravako ny tanànanareo, ka hatao
lao ny fitoera-masinareo, ary tsy
hamboloiko ny hanitrareo ankasi-
trahana. 32 Ary hataoko lao ny
tany, ka ho talanjona amin' izany
ny fahavalonareo izay monina eo.
33 Ary hianareo dia haeliko any
amy ny jentilisa, ary hanatsoaka
sabatra ho enti-manenjika anareo
Aho; ary ny taninareo ho lao, ary
ny tanànanareo ho rava.

34 Ary amin' izany ny tany dia
hanonitra [2] ny sabatany amy ny
andro rehetra izay hahafoanany,
raha any amy ny tanin' ny fahava-
lonareo hianareo; dia hitsahatra ny
tany ka hanonitra [2] ny sabatany;
35 amy ny andro hahafoanany
rehetra no hitsaharany ho solon'
izay tsy nitsaharany tamy ny saba-
tanareo, raha mbola nonina teo
hianareo.

36 Ary ny amy ny sisa aminareo
any amy ny tanin' ny fahavalony,
dia hampiditra faharerahana ao am-
pony Aho, ka na dia ny feon' ny
ravin-kazo voapaoka aza dia ham-
pandositra azy; ary handositra
tahaka ny mandosi-tsabatra izy ka
ho lavo, na dia tsy misy manenjika
aza. 37 Ary ho lavo mifanindry toy
ny mandosi-tsabatra izy, na dia tsy
misy manenjika aza; ka dia tsy haha-
janona eo anoloan' ny fahavalonareo
hianareo. 38 Ary dia ho lany rin-
gana any amy ny jentilisa hianareo,
ary ho lanin' ny tanin' ny fahavalo-
nareo hianareo. 39 Ary ny sisa eo
aminareo dia ho levona any amy ny
tanin' ny fahavalonareo noho ny
helony sy ny heloky ny razany koa.

40 Fa raha hiaiky ny helony sy
ny heloky ny razany izy—dia ny
fahadisoany izay nandisoany tamiko
tamy ny nanoherany Ahy, 41 ary
Izaho kosa namely azy ka niton-
dra azy ho any amy ny tanin' ny
fahavalony—raha hietry amin' izany
ny fony tsy voafora, ary hanonitra
ny amy ny helony izy, 42 dia ho-
tsarovako ny fanekeko taminy Ja-
koba sy ny fanekeko taminy Isaka
ary ny fanekeko taminy Abrahama;
ary hotsarovako koa ny tany. 43
Ary ny tany hilaozan' ny olona ka
hanonitra [2] ny sabatany, raha mi-
toetra foana tsy misy olona izy; ary
ny olona hanonitra ny amy [3] ny
helony, satria nandà ny fitsipiko izy,
ary halan' ny fanahiny ny didiko.

44 Ary na dia izany rehetra
izany aza, raha any amy ny tanin'
ny fahavalony izy, dia tsy holaviko
ary tsy ho halako, fandrao lany
ringana izy rehetra, ka rava ny
fanekeko taminy; fa Izaho no Je-
hovah Andriamaniny. 45 Fa ny
hitahiako azy no hahatsiarovako ny
fanekena tamy ny razany, izay nen-
tiko nivoaka avy tany amy ny tany
Egypta teo imason' ny jentilisa,
mba ho Andriamaniny Aho: Izaho
no Jehovah.

46 Ireo no didy sy fitsipika ary
lalàna izay nataony Jehovah ho
aminy sy amy ny Zanak' Isiraely
teo an-tendrombohitra Sinay ka
nampilazainy any Mosesy.

*Lalàna ny amy ny voady sy ny fahafolon-karena.*

XXVII. ARY Jehovah niteny ta-
miny Mosesy ka na-
nao hoe: 2 Mitenena amy ny Za-
nak' Isiraely hoe: Raha misy olona
hanala voady,[4] dia ho any Jehovah
izy araka izay hataonao tombany.
3 Ary ny hataonao tomban' ny

[1] *Na:* tsangam-batonareo. [2] *Na:* hifaly amy.
[3] *Na:* ary ny olona kosa hifaly hiaiky. [4] *Na:* hivoady.

lehilahy hatramy ny roa-polo taona
ka hatramy ny enim-polo taona dia
sekely volafotsy dimam-polo araka
ny sekely masina; 4 fa raha vehi-
vavy, dia sekely telo-polo kosa no
hataonao tombany. 5 Ary raha
hatramy ny dimy taona ka hatramy
ny roa-polo taona izy, dia sekely
roa-polo no hataonao tomban' ny
lehilahy; ary raha vehivavy, dia
sekely folo kosa. 6 Ary raha ha-
tramy ny iray volana ka hatramy
ny dimy taona, dia sekely volafotsy
dimy no hataonao tomban' ny zaza-
lahy; ary sekely volafotsy telo kosa
no hataonao tomban' ny zazavavy.
7 Ary raha hatramy ny enim-polo
taona no ho miakatra izy, raha lehi-
lahy, dia ho sekely dimy amby ny
folo no hataonao tombany; ary raha
vehivavy, dia sekely folo kosa. 8
Ary raha malahelo kosa izy ka tsy
mahaloa izay hataonao ho tombany,
dia ho entina eo anatrehan' ny
mpisorona izy, ary ny mpisorona
hanombana azy; araka izay takatry
ny ananan' ilay nivoady no hanom-
banan' ny mpisorona azy.

9 Ary raha biby fiompy izay
fanao fanatitra ho any Jehovah, dia
ho masina ho any Jehovah izay re-
hetra omena amin' izany. 10 Tsy
hanova na hanakalo izany izy, na
ny tsara ho solon' ny ratsy, na ny
ratsy ho solon' ny tsara; ary raha
biby no atakalony biby, dia samy
ho masina izy sy ny takalony. 11
Fa raha biby maloto izay tsy fanao
fanatitra ho any Jehovah kosa izany,
dia ho entina eo anatrehan' ny mpi-
sorona izy; 12 ary ny mpisorona
hanombana azy, na tsara, na ratsy;
koa araka izay hataonao mpisorona
tombany no izy. 13 Fa raha ta-
hanavotra azy ny tompony, dia ham-
piany ho tonga avy fahenina izay
nataonao tombany.

14 Ary raha misy olona mana-
masina ny tranony ho any Jehovah,
dia hotombanan' ny mpisorona ny
trano, na tsara, na ratsy; koa
araka izay hataon' ny mpisorona
tombany no izy. 15 Ary raha
tian' ny tompony havotana ny tra-
nony izay nohamasininy, dia ham-
piany ho tonga avy fahenina ny vola
nataonao tombany, dia ho azy ny
trano.

16 Ary raha misy olona mana-
masina ho any Jehovah ny sasany
amy ny zara-taniny, dia hotom-
bananao izy araka ny voan-javatra
famafy eo; ny voam-bary hordea
iray homera hotombananao sekely
volafotsy dimam-polo. 17 Raha
misy manamasina ny taniny, raha
vao afaka ny Jobily, dia araka izay
hataonao tombany no izy. 18 Fa
raha misy manamasina ny taniny ao
aorian' ny Jobily, dia holazain' ny
mpisorona aminy ny vola araka ny
taona sisa, dia hatramy ny taona
Jobily, ary hahena araka izany no
hanaovanao ny tombany. 19 Ary
raha tian' ilay nanamasina azy ha-
votana ny tany, dia hampiany ho
tonga avy fahenina ny vola natao-
nao tombany, ka dia ho tapaka ho
azy. 20 Ary raha tsy hanavotra
ny tany izy, na efa nivarotra azy
tamin' olon-kafa, dia tsy ho azo
avotana intsony izany. 21 Fa raha
afaka amy ny Jobily ny tany, dia
ho masina ho any Jehovah tahaka
ny saha voatokana [1] izany; ny mpi-
sorona no ho tompony.

22 Ary raha misy manamasina
ho any Jehovah ny tany novidiny,
izay tsy amy ny zara-taniny, 23
dia holazain' ny mpisorona aminy ny
hevitry ny ataonao tombany, dia
hatramy ny taona Jobily; ary dia
handoa izay nataonao tombany amin'
izany andro izany izy ho zava-ma-
sina ho any Jehovah. 24 Amy ny
taona Jobily no hodian' ny tany
amin' izay nividianana azy, dia ho
an' izay tompon-dova.

25 Ary ny tombany rehetra izay
hataonao dia ho araka ny sekely

[1] *Heb.* atao herema.

masina: ho gera roa-polo ny sekely
iray.
26 Fa ny voalohan-teraky ny
biby fiompy, dia izay voalohan-
teraka ho any Jehovah, aoka tsy
hisy olona hanamasina izany, na
omby, na ondry, na osy, fa any
Jehovah izany. 27 Fa raha biby
maloto kosa, dia havotany araka
izay hataonao tombany, ary ham-
piany ho tonga avy fahenina; fa
raha tsy havotana izy, dia hamidy
araka izay nataonao tombany.
28 Kanefa ny zavatra rehetra
izay atokan' ny olona[1] ho any Je-
hovah amin' izay ananany, na olona,
na biby fiompy, na tany izay fana-
nany, dia tsy hamidy, na havotana;
masina dia masina ho any Jehovah
ny zavatra rehetra izay atokana.[1]
29 Ny olona rehetra izay atokana[1]
dia tsy havotana, fa hatao maty
tokoa.
30 Ary ny ampahafolon' ny voka-
tra rehetra ao amy ny tany, na avy
amy ny tanimbary, na avy amy ny
saha, dia any Jehovah; masina ho
any Jehovah izany. 31 Ary raha
misy tian' ny tompony havotana ny
ampahafolon' ny vokatra, dia ham-
piany ho tonga avy fahenina izy.
32 Ary ny amy ny ampahafolon' ny
omby, na ny ondry, na ny osy, dia
ny ampahafolon' izay rehetra man-
dalo eo ambanin' ny tehin' *ny mpi-
andry*, ho masina ho any Jehovah.
33 Tsy hizaha ny tsara na ny ratsy
izy, ary tsy hanakalo azy; ary raha
misy takalozany, dia samy ho ma-
sina avokoa izy sy ny takalony ka
tsy havotana.
34 Ireo no didy izay nandidiany
Jehovah any Mosesy ho amy ny
Zanak' Isiraely teo an-tendrombo-
hitra Sinay.

---

# NOMERY,

## NA FANISANA.

---

*Ny nandaminana ny fireneny Isiraely.*

I. ARY Jehovah niteny taminy
Mosesy tany an-efitry Sinay,
tao amy ny trano-lay fihaonana
tamy ny andro voalohany tamy
ny volana faharoa, tamy ny taona
faharoa taorian' ny nivoahany avy
tany amy ny tany Egypta, ka nanao
hoe: 2 Alao isa ny fiangonana, dia
ny Zanak' Isiraely rehetra, araka
ny fokony sy ny fianakaviany avy,
ary araka ny anarany tsirairay, 3
dia ny lehilahy rehetra amy ny
Isiraely hatramy ny roa-polo taona
no ho miakatra, dia izay rehetra azo
alefa hanafika; handamina azy araka
ny antokony avy hianao sy Arona.
4 Ary aoka hisy lehilahy iray avy
isam-pirenena ho namanareo, dia
izay samy lohan' ny fianakaviany
avy.
5 Ary izao no anaran' ireo lehi-
lahy ho namanareo ireo: Ny avy
aminy Robena dia Elizora, zanaky
Sedeora; 6 ny avy aminy Simeona
dia Selomiela, zanaky Zorisaday; 7
ny avy aminy Joda dia Nasona,
zanaky Aminadaba; 8 ny avy ami-
ny Isakara dia Netanela, zanaky
Zoara; 9 ny avy aminy Zebolona

---

[1] *Heb.* atao herema.

dia Eliaba, zanaky Helona; 10 ny avy amy ny zanaky Josefa dia Elisama, zanaky Amihoda, avy aminy Efraima, ary Gamaliela, zanaky Pedazora, avy aminy Manase kosa; 11 ny avy aminy Benjamina dia Abidana, zanaky Gideony; 12 ny avy aminy Dana dia Ahiezera, zanaky Amisaday; 13 ny avy aminy Asera dia Pagiela, zanaky Okrana; 14 ny avy aminy Gada dia Eliasafa, zanaky Doela; 15 ny avy aminy Naftaly dia Ahira, zanaky Enana. 16 Ireo no voafidin' ny fiangonana, dia samy lohan' ny fireneny avy sady mpifehy arivo amy ny Isiraely.

17 Ary Mosesy sy Arona naka ireo olona voatonona anarana ireo, 18 dia namory ny fiangonana rehetra tamy ny andro voalohany tamy ny volana faharoa; ary samy nampanoratra ny anarany avy izy araka ny firazanany, dia araka ny fokony sy ny fianakaviany, ary araka ny anarany tsirairay, hatramy ny roa-polo taona no ho miakatra. 19 Araka izay nandidiany Jehovah any Mosesy no nandaminany azy tany an-efitry Sinay.

20 Ary tamy ny taranaky Robena, lahimatoany Isiraely, araka ny fokony sy ny fianakaviany, ary araka ny anarany tsirairay, dia ny lehilahy rehetra hatramy ny roa-polo taona no ho miakatra izay azo nalefa hanafika,—21 izay voalamina avy tamy ny fireneny Robena dia diman-jato amby enina arivo sy efatra alina.

22 Ary tamy ny taranaky Simeona araka ny fokony sy ny fianakaviany, dia izay rehetra voalamina, araka ny anarany tsirairay, dia ny lehilahy rehetra hatramy ny roa-polo taona no ho miakatra, izay azo nalefa hanafika,—23 izay voalamina avy tamy ny fireneny Simeona dia telon-jato amby sivy arivo sy dimy alina.

24 Ary tamy ny taranaky Gada araka ny fokony sy ny fianakaviany, ary araka ny anarany tsirairay, hatramy ny roa-polo taona no ho miakatra, dia izay rehetra azo nalefa hanafika,—25 izay voalamina avy tamy ny fireneny Gada dia dimampolo amby enin-jato sy dimy arivo sy efatra alina.

26 Ary tamy ny taranaky Joda araka ny fokony sy ny fianakaviany, ary araka ny anarany tsirairay, hatramy ny roa-polo taona no ho miakatra, dia izay rehetra azo nalefa hanafika,—27 izay voalamina avy tamy ny fireneny Joda dia enin-jato amby efatra arivo sy fito alina.

28 Ary tamy ny taranaky Isakara araka ny fokony sy ny fianakaviany, ary araka ny anarany tsirairay, hatramy ny roa-polo taona no ho miakatra, dia izay rehetra azo nalefa hanafika,—29 izay voalamina avy tamy ny fireneny Isakara dia efa-jato amby efatra arivo sy dimy alina.

30 Ary tamy ny taranaky Zebolona araka ny fokony sy ny fianakaviany, ary araka ny anarany tsirairay, hatramy ny roa-polo taona no ho miakatra, dia izay rehetra azo nalefa hanafika,—31 izay voalamina avy tamy ny fireneny Zebolona dia efa-jato amby fito arivo sy dimy alina.

32 Ary tamy ny taranaky Josefa: dia avy tamy ny taranaky Efraima araka ny fokony sy ny fianakaviany, ary araka ny anarany tsirairay, hatramy ny roa-polo taona no ho miakatra, dia izay rehetra azo nalefa hanafika,—33 izay voalamina avy tamy ny fireneny Efraima dia diman-jato amby efatra alina; 34 ary tamy ny taranaky Manase araka ny fokony sy ny fianakaviany, ary araka ny anarany tsirairay, hatramy ny roa-polo taona no ho miakatra, dia izay rehetra azo nalefa hanafika, —35 izay voalamina avy tamy ny fireneny Manase dia roan-jato amby roa arivo sy telo alina.

36 Ary tamy ny taranaky Benjamina araka ny fokony sy ny fianakaviany, ary araka ny anarany

tsirairay, hatramy ny roa-polo taona
no ho miakatra, dia izay rehetra
azo nalefa hanafika,—37 izay voa-
lamina avy tamy ny fireneny Benja-
mina dia efa-jato amby dimy arivo
sy telo alina.

38 Ary tamy ny taranaky Dana
araka ny fokony sy ny fianakaviany,
ary araka ny anarany tsirairay, ha-
tramy ny roa-polo taona no ho mia-
katra, dia izay rehetra azo nalefa
hanafika,—39 izay voalamina avy
tamy ny fireneny Dana dia fiton-
jato amby roa arivo sy enina alina.

40 Ary tamy ny taranaky Asera
araka ny fokony sy ny fianakaviany,
ary araka ny anarany tsirairay, ha-
tramy ny roa-polo taona no ho mia-
katra, dia izay rehetra azo nalefa
hanafika,—41 izay voalamina avy
tamy ny fireneny Asera dia diman-
jato amby arivo sy efatra alina.

42 Ary tamy ny taranaky Naftaly
araka ny fokony sy ny fianakavi-
any, ary araka ny anarany tsirairay,
hatramy ny roa-polo taona no ho
miakatra, dia izay rehetra azo nalefa
hanafika,—43 izay voalamina avy
tamy ny fireneny Asera dia efa-jato
amby telo arivo sy dimy alina.

44 Ireo no voalaminy Mosesy sy
Arona ary ny roa amby ny folo lahy
lehibe amy ny Isiraely, izay samy
lohan' ny fianakaviany avy. 45
Ary izay rehetra avy tamy ny
Zanak' Isiraely araka ny fianakavi-
any, hatramy ny roa-polo taona no
ho miakatra, dia izay rehetra azo
nalefa hanafika avy amy ny Isira-
ely,—46 dia dimam-polo amby di-
man-jato sy telo arivo sy enina
hetsy.

*Ny amy ny raharahan' ny Levita.*

47 FA ny Levita, araka ny fire-
neny kosa, dia tsy mba
nalamina ho isan' ireo. 48 Fa Je-
hovah niteny taminy Mosesy ka
nanao hoe: 49 Ny firenen' ny Levita
hiany no aza alamina, ary aza mba
alaina isa miaraka amy ny Zanak'
Isiraely; 50 fa tendreo izy hitan-
drina ny tabernakelin' ny Vavolom-
belona [1] sy ny fanaka rehetra ary
ny zavatra rehetra izay momba azy;
fa izy no hitondra ny tabernakely
sy ny zavatra rehetra momba azy
sady hanao fanompoam-pivavahana
ao; ary manodidina ny tabernakely
no hitobiany. 51 Ary raha hafindra
ny tabernakely, dia ny Levita no
hangorona azy; ary raha haorina
ny tabernakely, dia ny Levita no
hanangana azy; fa raha olon-kafa
no manakaiky, dia hatao maty izy.
52 Dia hitoby ny Zanak' Isiraely,
samy eo amy ny tobiny avy, ary
samy eo amy ny fanevany avy,
araka ny antokony. 53 Fa ny
Levita kosa hitoby manodidina ny
tabernakelin' ny Vavolombelona,[1]
mba tsy hisy fahatezerana hahatra-
tra ny fiangonan' ny Zanak' Isira-
ely; ary ny Levita hitandrina ny
anjara-raharaha momba ny taberna-
kelin' ny Vavolombelona.[1]

54 Dia nataon' ny Zanak' Isira-
ely izany; araka izay rehetra efa
nandidiany Jehovah any Mosesy no
nataony.

*Ny filaharan' ny tobin' ny Isiraely
araka ny fireneny avy.*

II. ARY Jehovah niteny taminy
Mosesy sy Arona ka nanao
hoe: 2 Samy eo amy ny fanevany
sy eo amy ny faneva kelin' ny fiana-
kaviany avy no hitobian' ny Zanak'
Isiraely; manodidina ny trano-lay
fihaonana sady manandrify azy no
hitobiany.

3 Ary ny hitoby eo amy ny lafiny
atsinanana, tandrifin' ny fiposahan'
ny masoandro, dia izay momba ny
fanevan' ny tobiny Joda, araka ny
antokony; ary ny lohan' ny tara-
naky Joda dia Nasona, zanaky
Aminadaba; 4 ary ny miaramilany
izay nalamina dia enin-jato amby
efatra arivo sy fito alina. 5 Ary

[1] *Dia ny Didy Folo.*

ny hitoby eo anilany dia ny fireneny
Isakara; ary ny lohan' ny taranaky
Isakara dia Netanela, zanaky Zoara;
6 ary ny miaramilany izay nalamina
dia efa-jato amby efatra arivo sy
dimy alina. 7 Dia vao ny fireneny
Zebolona; ary ny lohan' ny taranaky
Zebolona dia Eliaba, zanaky Helona;
8 ary ny miaramilany izay nala-
mina dia efa-jato amby fito arivo sy
dimy alina. 9 Ny tontalin' izay
nalamina teo amy ny tobiny Joda
dia efa-jato amby enina arivo sy
valo alina sy iray hetsy, araka ny
antokony. Ireo no loha-làlana.

10 Ary ny fanevan' ny tobiny
Robena no ho eo amy ny lafiny atsi-
mo, araka ny antokony; ary ny
lohan' ny taranaky Robena dia
Elizora, zanaky Sedeora; 11 ary
ny miaramilany izay nalamina dia
diman-jato amby enina arivo sy
efatra alina. 12 Ary ny hitoby eo
anilany dia ny fireneny Simeona;
ary ny lohan' ny taranaky Simeona
dia Selomiela, zanaky Zorisaday;
13 ary ny miaramilany izay nala-
mina dia telon-jato amby sivy arivo
sy dimy alina. 14 Dia vao ny
fireneny Gada; ary ny lohan' ny
taranaky Gada dia Eliasafa, zanaky
Roela;[1] 15 ary ny miaramilany
izay nalamina dia dimam-polo amby
enin-jato sy dimy arivo sy efatra
alina. 16 Ny tontalin' izay nalamina
teo amy ny tobiny Robena dia dimam-
polo amby efa-jato sy arivo sy dimy
alina sy iray hetsy, araka ny anto-
kony. Ireo no mandeha faharoany.

17 Dia handroso ny trano-lay
fihaonana sy ny tobin' ny Levita, eo
afovoan' ny toby rehetra; ka araka
ny itobiany hiany no handrosoany,
samy eo amy ny filaharany avy,
araka ny fanevany.

18 Ary ny fanevan' ny tobiny
Efraima, araka ny antokony, dia ho
eo amy ny lafiny andrefana; ary ny
lohan' ny taranaky Efraima dia
Elisama, zanaky Amihoda; 19 ary
ny miaramilany izay nalamina dia
diman-jato amby efatra alina. 20
Ary ny fireneny Manase ho eo
anilany; ary ny lohan' ny taranaky
Manase dia Gamaliela, zanaky Peda-
zora; 21 ary ny miaramilany izay
nalamina dia roan-jato amby roa
arivo amby telo alina. 22 Dia vao
ny fireneny Benjamina; ary ny
lohan' ny taranaky Benjamina dia
Abidana, zanaky Gideony; 23 ary
ny miaramilany izay nalamina dia
efa-jato amby dimy arivo amby telo
alina. 24 Ny tontalin' izay nala-
mina teo amy ny tobiny Efraima
dia zato amby valo arivo sy iray
hetsy, araka ny antokony. Ireo no
mandeha fahatelony.

25 Ary ny fanevan' ny tobiny
Dana, araka ny antokony, dia ho
eo amy ny lafiny avaratra; ary ny
lohan' ny taranaky Dana dia Ahie-
zera, zanaky Amisaday; 26 ary ny
miaramilany izay nalamina dia fiton-
jato amby roa arivo sy enina alina.
27 Ary ny hitoby eo anilany dia ny
fireneny Asera; ary ny lohan' ny
taranaky Asera dia Pagiela, zanaky
Okrana; 28 ary ny miaramilany
izay nalamina dia diman-jato amby
arivo sy efatra alina. 29 Dia vao ny
fireneny Naftaly; ary ny lohan' ny
taranaky Naftaly dia Ahira, zanaky
Enana; 30 ary ny miaramilany izay
nalamina dia efa-jato amby telo
arivo sy dimy alina. 31 Ny ton-
talin' izay nalamina teo amy ny
tobiny Dana dia enin-jato amby fito
arivo sy dimy alina sy iray hetsy.
Dia ireo kosa no vodi-làlana.

32 Ireo no nalamina avy tamy ny
Zanak' Isiraely, araka ny fianaka-
viany; ny tontalin' izay nalamina
tamy ny toby rehetra, araka ny
antokony, dia dimam-polo amby
diman-jato amby telo arivo sy enina
hetsy. 33 Fa ny Levita dia tsy
mba niaraka nalamina tamy ny
Zanak' Isiraely, araka izay efa nan-
didiany Jehovah any Mosesy.

---

[1] [Doela].

34 Ary ny Zanak' Isiraely dia
nanao araka izay rehetra efa nan-
didiany Jehovah any Mosesy ka
nitoby araka ny fanevany avy, ary
samy nandroso araka ny fokony avy
sy ny fianakaviany avy izy.

*Ny nandaminana ny fireneny Levy, sy ny nitobiany, ary ny zavatra notandremany.*

III. ARY izao no taranaky Arona
sy Mosesy tamy ny andro
nitenenany Jehovah taminy Mosesy
teo an-tendrombohitra Sinay. 2
Ny anaran' ny zanakalahiny Arona
dia Nadaba lahimatoa sy Abiho ary
Eleazara sy Itamara. 3 Ireo no
anaran' ny zanakalahiny Arona, dia
ny mpisorona voahosotra, izay nato-
kana[1] hanao fisoronana. 4 Fa
maty teo anatrehany Jehovah Na-
daba sy Abiho tamin' izy nanatitra
afo tsy izy teo anatrehany Jehovah
tany an-efitry Sinay, sady samy tsy
nanan-janaka izy mirahalahy; ary
Eleazara sy Itamara no nanao fiso-
ronana teo anatrehany Arona rainy.
5 Ary Jehovah niteny taminy
Mosesy ka nanao hoe: 6 Ento ny
fireneny Levy hanatona, ka ampitoe-
ro eo anatrehany Arona mpisorona
mba hanompo azy. 7 Dia hitan-
drina ny anjara-raharahany Arona
sy ny anjara-raharahan' ny fiango-
nana rehetra eo anoloan' ny trano-
lay fihaonana izy ka hanao ny fa-
nompoana ao amy ny tabernakely.
8 Dia hitandrina ny fanaka rehetra
momba ny trano-lay fihaonana sy
ny anjara-raharahan' ny Zanak'
Isiraely izy ka hanao ny fanompoana
ao amy ny tabernakely. 9 Ary
homenao any Arona sy ny zanani-
lahy ny Levita; efa nomena azy
mihitsy avy amy ny Zanak' Isiraely
ireo. 10 Ary Arona sy ny zanani-
lahy hotendrenao hitandrina ny
fisoronany; fa raha olon-kafa no
manakaiky, dia hatao maty izy.
11 Ary Jehovah niteny taminy
Mosesy ka nanao hoe: 12 Indro,
Izaho efa naka ny Levita avy tamy
ny Zanak' Isiraely ho solon' ny lahi-
matoa rehetra izay voalohan-teraka
eo amy ny Zanak' Isiraely: dia Ahy
ny Levita, 13 satria Ahy ny lahi-
matoa rehetra; tamin' ilay andro
namelezako ny voalohan-teraka re-
hetra tany amy ny tany Egypta no
nanamasinako ny voalohan-teraka
rehetra eo amy ny Isiraely ho Ahy,
na olona, na biby fiompy: Ahy ireo;
Izaho no Jehovah.
14 Ary Jehovah niteny taminy
Mosesy tany an-efitry Sinay ka
nanao hoe: 15 Alamino ny Levita
araka ny fianakaviany sy ny fokony;
ny lahy rehetra eo aminy hatramy
ny iray volana no ho miakatra no
halaminao. 16 Ary Mosesy nan-
damina azy araka ny teniny Jeho-
vah, araka izay efa nandidiana azy.
17 Ary izao no zanakalahiny
Levy, araka ny anarany: Gersona,
sy Kehata ary Merary. 18 Ary
izao no anaran' ny zanakalahiny
Gersona, araka ny fianakaviany:
Libny sy Simey. 19 Ary ny zana-
kalahiny Kehata, araka ny fianaka-
viany, dia Amrama sy Jizara sy
Hebrona ary Oziela. 20 Ary ny
zanakalahiny Merary, araka ny
fianakaviany, dia Maly sy Mosy.
Ireo no fokon' ny Levita, araka ny
fianakaviany.
21 Avy taminy Gersona ny fokon'
ny Libnita sy ny Simeita: ireo no
fokon' ny Gersonita. 22 Ary izay
nalamina, araka ny isan' ny lahy
rehetra hatramy ny iray volana no
ho miakatra, dia diman-jato amby
fito arivo. 23 Ny fokon' ny Ger-
sonita dia hitoby eo ivohon' ny
tabernakely, dia eo andrefany. 24
Ary ny lohan' ny fianakavian' ny
Gersonita dia Eliasafa, zanaky
Laela.
25 Ary ny anjara-raharahan' ny
zanaky Gersona eo amy ny trano-
lay fihaonana dia ny tabernakely sy

[1] *Heb.* nofènoina ny tànany.

ny lay sy ny firakony sy ny vara-
varana lamba amy ny varavaran' ny
trano-lay fihaonana, 26 ary ny fefi-
lamban' ny kianja sy ny vavahady
lamba amy ny vavahadin' ny kianja,
izay manodidina ny tabernakely sy
ny alitara ary ny kofehy rehetra
momba azy.

27 Ary avy taminy Kehata ny
fokon' ny Amramita sy ny fokon'
ny Jizarita sy ny fokon' ny Hebro-
nita ary ny fokon' ny Ozielita; ireo
no fokon' ny Kehatita. 28 Ny
isan' ny lahy rehetra hatramy ny
iray volana no ho miakatra, izay
mpitandrina ny anjara-raharaha
momba ny fitoerana masina, dia
enin-jato amby valo arivo. 29 Ny
fokon' ny zanaky Kehata dia hitoby
eo amy ny lafiny atsimo amy ny
tabernakely. 30 Ary ny lohan' ny
fianakaviana amy ny fokon' ny
Kehatita dia Elisafana, zanaky
Oziela.

31 Ary ny anjara-raharahany dia
ny fiara sy ny latabatra sy ny
fanaovan-jiro sy ny alitara roa, ary
ny fanaky ny fitoerana masina, izay
fanaovana fanompoam-pivavahana,
ary ny varavarana lamba mbamy
ny zavatra rehetra fanaovana ny
fanompoana momba azy.

32 Ary ny lehiben' ny lohan' ny
Levita dia Eleazara, zanaky Arona
mpisorona, izay lehiben' ny mpitan-
drina ny anjara-raharaha ny amy ny
fitoerana masina.

33 Avy taminy Merary ny fokon'
ny Malita sy ny fokon' ny Mosita;
ireo no fokony Merary. 34 Ary
izay nalamina, araka ny isan' ny
lahy rehetra hatramy ny iray volana
no ho miakatra, dia roan-jato amby
enina arivo. 35 Ary ny lohan' ny
fianakaviana amy ny fokony Merary
dia Zoriela, zanaky Abihaila; ireo
no hitoby eo amy ny lafiny avaratra
amy ny tabernakely.

36 Ary ny anjara-raharahan' ny
zanaky Merary dia ny zanakazo
amy ny tabernakely sy ny barany
sy ny andriny ary ny faladiany, ary
ny fanaka rehetra momba azy, sy ny
zavatra rehetra enti-manao fanom-
poana ao, 37 ary ny tsangantsangan'
ny kianja manodidina sy ny fala-
diany sy ny tsimany ary ny kofehiny.

38 Ary ny mitoby eo anoloan' ny
tabernakely atsinanany, dia eo ano-
loan' ny trano-lay fihaonana, tan-
drifin' ny fiposahan' ny masoandro,
dia Mosesy sy Arona ary ny zanany,
izay mpitandrina ny anjara-raharaha
momba ny fitoerana masina, dia ny
anjara-raharahan' ny Zanak' Isirae-
ly; ary raha olon-kafa no mana-
kaiky, dia hatao maty izy.

39 Ny tontalin' izay nalamina
avy tamy ny Levita, dia izay nala-
miny Mosesy sy Arona araka ny
didiny Jehovah, avy tamy ny fokony,
ny lahy rehetra hatramy ny iray
volana no ho miakatra, dia roa arivo
amby roa alina.

40 Ary hoy Jehovah taminy
Mosesy: Alamino ny lahimatoa
rehetra eo amy ny Zanak' Isiraely
hatramy ny iray volana no ho mia-
katra, ka alao isa ny anarany. 41
Ary alao ho Ahy ny Levita ho
solon' ny lahimatoa rehetra eo amy
ny Zanak' Isiraely: Izaho no Je-
hovah; ary ny biby fiompin' ny
Levita ho solon' ny voalohan-teraka
rehetra amy ny biby fiompin' ny
Zanak' Isiraely.

42 Dia nalaminy Mosesy ny
lahimatoa rehetra teo amy ny Zanak'
Isiraely, araka izay efa nandidiany
Jehovah azy. 43 Ary ny lahimatoa
rehetra, araka ny anarany tsirairay
hatramy ny iray volana no ho mia-
katra,—izay nalamina avy taminy
dia telo amby fito-polo sy roan-jato
sy roa arivo sy roa alina.

44 Ary Jehovah niteny taminy
Mosesy ka nanao hoe: 45 Alao ny
Levita ho solon' ny lahimatoa re-
hetra eo amy ny Zanak' Isiraely,
ary ny biby fiompin' ny Levita ho
solon' ny biby fiompiny: Ahy ny
Levita; Izaho no Jehovah. 46
Ary ny amy ny avotry ny telo amby
fito-polo sy roan-jato amy ny lahi-

matoan' ny Zanak' Isiraely, izay mihoatra isa noho ny Levita, 47 dia hangalanao sekely dimy isan-olona; araka ny sekely masina no hangalanao azy (gera roa-polo ny sekely iray). 48 Dia homenao any Arona sy ny zanany ny vola ho avotr' ireo mihoatra isa ireo.

49 Ary Mosesy nandray ny vola izay avotry ny nihoatra isa noho ny voavotry ny Levita; 50 tamy ny lahimatoan' ny Zanak' Isiraely no nandraisany ny vola, dia sekely dimy amby enim-polo sy telon-jato sy arivo, araka ny sekely masina; 51 dia nomeny Mosesy any Arona sy ny zanany izany vola avotra izany, araka ny teniny Jehovah, dia araka izay efa nandidiany Jehovah any Mosesy.

*Ny raharahan' ny Levita, sy ny isany isam-pirazanany.*

IV. ARY Jehovah niteny taminy Mosesy sy Arona ka nanao hoe: 2 Alao isa ny taranaky Kehata eo amy ny taranaky Levy, araka ny fokony sy ny fianakaviany, 3 hatramy ny telo-polo taona ka hatramy ny dimam-polo taona, dia izay rehetra miditra amy ny antokony hanao raharaha ao amy ny trano-lay fihaonana.

4 Izao no ho fanompoan' ny taranaky Kehata ao amy ny trano-lay fihaonana, dia ny zavatra masina indrindra. 5 Ary raha hifindra ny toby, dia hiditra Arona sy ny zanany ka hampidina ny efitra lamba fanakonana; ary hasarony ny fiaran' ny Vavolombelona [1] izany; 6 ary hodi-takasy no hataony sarona eo amboniny, ka lamba *volon' ondry* manga tokam-bolo no hovelariny hasarony eo ambonin' io, dia hataony eo aminy ny baony. 7 Ary hamelatra lamba *volon' ondry* manga eo ambonin' ny latabatry ny mofo aseho izy, ka hataony eo ny lovia sy ny lovia kely sy ny kapoaka ary ny fitoeran-divay ho fanidinana; ary ny mofo aseho [2] dia hataony eo amboniny. 8 Dia hovelarany lamba jaky eo amboniny izy, ka hosaronany amy ny sarona hodi-takasy izany; dia hataony eo aminy ny baony. 9 Dia haka lamba *volon' ondry* manga izy, ka hasarony ny fanaovan-jiro fanazavana sy ny lela fanaovan-jirony sy ny hetin-jirony sy ny fitoeran-davenon-jirony ary ny fitoeran-diloilo rehetra ireo, izay anaovana ny fanompoam-pivavahana; 10 ary ireo sy ny fanaka rehetra momba azy dia hataony ao anatin' ny sarona hodi-takasy ka hatainginy eo ambonin' ny filanjana azy. 11 Ary hamelatra lamba manga eo ambonin' ny alitara volamena izy, dia hosaronany sarona hodi-takasy, ary hataony eo aminy ny baony; 12 dia halainy ny fanaka rehetra enti-manompo, dia izay fanaovany fanompoam-pivavahana ao amy ny fitoerana masina, ka hataony ao anaty lamba *volon' ondry* manga ka hosaronany sarona hodi-takasy, dia hatainginy eo ambonin' ny filanjana azy. 13 Dia hanaisotra ny lavenona amy ny alitara izy ka hamelatra lamba volomparasy eo amboniny. 14 Ary hapetrany eo amboniny avokoa ny fanaka rehetra momba azy, izay fanaovana fanompoam-pivavahana eo, dia ny fitondran-afony sy ny fitrebiny sy ny sotron' afony ary ny loviany famafazana, dia ny fanaka rehetra momba ny alitara; ary hovelarany sarona hodi-takasy eo amboniny izy, dia hataony eo aminy ny baony.

15 Ary rehefa vitany Arona sy ny zanany ny manarona ny fitoerana masina sy ny fanaka rehetra momba azy, ka efa hifindra ny toby, dia vao izay no ho avy ny zanaky Kehata hitondra azy; fa tsy hikasika ny fitoerana [3] masina izy, fandrao maty. Izany zavatra momba ny

[1] *Dia ny Didy Folo.* [2] *Heb.* mofo lalandava. [3] *Na:* zavatra.

trano-lay fihaonana izany no ho
anjara-entan' ny taranaky Kehata.
16 Ary ny raharahany Eleazara,
zanaky Arona mpisorona, dia ny
diloilo hatao fanazavana sy ny ditin-
kazo mani-pofona sy ny fanatitra
hohanina fanao isan-andro ary ny
diloilo fanosorana, dia ny raharaha
rehetra amy ny tabernakely sy izay
rehetra ao anatiny amy ny fitoerana
masina sy ny fanaka momba azy.
17 Ary Jehovah niteny taminy
Mosesy sy Arona ka nanao hoe: 18
Ataovy izay tsy hahafongotra ny
fokon' ny Kehatita tsy ho amy ny
Levita; 19 fa izao no hataonareo
aminy, mba ho velona izy ka tsy ho
faty, raha manatona ny zavatra ma-
sina indrindra: Arona sy ny zanany
hiany no hahazo miditra ka hanen-
dry azy rehetra samy ho amy ny
fanompoany avy sy amy ny entany
avy; 20 fa izy dia tsy hiditra hijery
ny fitoerana [1] masina, na dia indray
mipì-maso akory aza, fandrao maty.
21 Ary Jehovah niteny taminy
Mosesy ka nanao hoe: 22 Alao isa
koa ny taranaky Gersona, araka ny
fianakaviany sy ny fokony avy; 23
ny hatramy ny telo-polo taona ka
hatramy ny dimam-polo taona no
halaminao, dia izay rehetra miditra
amy ny antokony hanao fanompoana
ao amy ny trano-lay fihaonana.
24 Izao no ho fanompoan' ny
fokon' ny Gersonita hanompoany sy
hitondrany entana: 25 ny ambain'
ny tabernakely sy ny trano-lay
fihaonana sy ny firakony sy ny
sarona hodi-takasy izay eo ambo-
niny, ary ny varavarana lamba amy
ny varavaran' ny trano-lay fihao-
nana, 26 ary ny fefy lamban' ny
kianja sy ny vavahady lamba amy
ny vavahadin' ny kianja, izay mano-
didina ny tabernakely sy ny alitara,
ary ny kofehiny mbamy ny fiasana
rehetra momba azy; ary izay rehetra
hatao amin' ireo no ho fanompoany.
27 Araka ny teniny Arona sy ny
zanany no hanaovan' ny Gersonita ny
fanompoany amy ny entany rehetra
sy ny fanompoany rehetra; ary ha-
tolotrao azy ho anjara-raharahany ny
zavatra rehetra izay ho entiny. 28
Izany no ho fanompoan' ny fokon'
ny Gersonita ny amy ny trano-lay
fihaonana; ary ny ho mpifehy azy
amin' izany anjara-raharahany izany
dia Itamara, zanaky Arona mpiso-
rona.
29 Ny amy ny taranaky Merary,
dia araka ny fokony sy ny fianaka-
viany no handaminanao azy; 30 ny
hatramy ny telo-polo taona ka ha-
tramy ny dimam-polo taona no hala-
minao, dia izay rehetra miditra amy
ny antokony hanao ny fanompoana
momba ny trano-lay fihaonana.
31 Ary izao no ho anjara-rahara-
hany ny amy ny entana araka ny
fanompoany rehetra ao amy ny
trano-lay fihaonana: ny zanakazo
amy ny tabernakely sy ny barany
sy ny andriny sy ny faladiany 32 sy
ny tsangantsangan' ny kianja mano-
didina sy ny faladiany sy ny tsimany
rehetra ary ny kofehy momba ny
fiasana rehetra sy ny zavatra rehe-
tra enti-manao fanompoana ao; ary
araka ny anarany avy no handami-
nanareo ny fanaka izay anjarany ho
entina. 33 Izany no ho fanompoan'
ny fokon' ny taranaky Merary,
araka ny fanompoany rehetra ao
amy ny trano-lay fihaonana, ary
Itamara, zanaky Arona mpisorona,
no ho mpifehy azy.
34 Ary Mosesy sy Arona ary ny
lohan' ny fiangonana nandamina ny
taranaky ny Kehatita, araka ny
fokony sy ny fianakaviany avy, 35
hatramy ny telo-polo taona ka ha-
tramy ny dimam-polo taona, dia
izay rehetra niditra tamy ny anto-
kony hanao fanompoana ao amy ny
trano-lay fihaonana. 36 Ary izay
nalamina taminy, araka ny fokony,
dia dimam-polo amby fiton-jato sy
roa arivo. 37 Ireo no nalamina

[1] *Na:* zavatra.

tamy ny fokon' ny Kehatita, dia
izay rehetra manao fanompoana ao
amy ny trano-lay fihaonana, izay
nalaminy Mosesy sy Arona araka
ny didiny Jehovah nampitondrainy
any Mosesy.
38 Ary izay nalamina tamy ny
taranaky Gersona, araka ny fokony
sy ny fianakaviany, 39 hatramy ny
telo-polo taona ka hatramy ny
dimam-polo taona, dia izay rehetra
niditra amy ny antokony hanao
fanompoana ao amy ny trano-lay
fihaonana—40 izay nalamina tami-
ny, araka ny fokony sy ny fiana-
kaviany, dia telo-polo amby enin-
jato sy roa arivo. 41 Ireo no nala-
mina tamy ny fokon' ny taranaky
Gersona, izay rehetra manao fanom-
poana ao amy ny trano-lay fihaonana,
dia izay nalaminy Mosesy sy Arona
araka ny didiny Jehovah.
42 Ary izay nalamina tamy ny
fokon' ny taranaky Merary, araka
ny fokony sy ny fianakaviany 43
hatramy ny telo-polo taona ka ha-
tramy ny dimam-polo taona, dia izay
rehetra niditra tamy ny antokony,
hanao fanompoana ao amy ny trano-
lay fihaonana,—44 izay nalamina
taminy, araka ny fokony, dia roan-
jato sy telo arivo; 45 ireo no nala-
mina tamy ny fokon' ny taranaky
Merary, izay nalaminy Mosesy sy
Arona araka ny didiny Jehovah
izay nampitondrainy any Mosesy.
46 Ny tontalin' ny taranaky
Levy izay nalaminy Mosesy sy
Arona mbamy ny lohan' ny Isira-
ely, araka ny fokony sy ny fiana-
kaviany 47 hatramy ny telo-polo
taona ka hatramy ny dimam-polo
taona, dia izay rehetra niditra hanao
raharaha amy ny fanompoana sy ny
fitondrana entana ao amy ny trano-
lay fihaonana,—48 izay nalamina
taminy dia valo-polo amby diman-
jato sy valo arivo.
49 Araka ny didiny Jehovah izay
nampitondrainy any Mosesy no nan-
daminany azy samy ho amy ny
fanompoany avy sy ny anjara-enta-
ny avy ary ny zavatra nalamina
araka izay nandidiany Jehovah any
Mosesy.

*Lalàna ny amy ny famoahana izay misy fahalotoana ho any ivelan' ny toby.*

V. ARY Jehovah niteny taminy
Mosesy ka nanao hoe: 2
Mandidia ny Zanak' Isiraely hamo-
aka ny boka rehetra sy ny marary
mitsika rehetra ary ny maloto amim-
paty rehetra hiala amy ny toby; 3
na lehilahy na vehivavy dia samy
havoakanareo any ivelan' ny toby,
mba tsy handoto ny tobiny izay
itoerako eo afovoany.
4 Dia nanao izany ny Zanak'
Isiraely ka namoaka ireny ho any
ivelan' ny toby; araka izay nola-
zainy Jehovah taminy Mosesy no
nataon' ny Zanak' Isiraely.

*Ny amy ny fanonerana, raha misy manao izay mahadiso.*

5 ARY Jehovah niteny taminy
Mosesy ka nanao hoe: 6
Lazao amy ny Zanak' Isiraely hoe:
Raha misy lehilahy na vehivavy
manao izay mety ho fahotan' ny
olona ka manao izay mahadiso ami-
ny Jehovah ary meloka, 7 dia tsy
maintsy hiaiky ny fahotana izay
nataony izy ary hanonitra ny amy
ny fahadisoany ka hanampy azy ho
tonga avy fahenina, ary homeny an'
ilay nanaovany diso. 8 Fa raha
tàhiny tsy manana havana akaiky
haterany ny fanonerana ny amy ny
fahadisoany ilay olona, ny zavatra
naterina ho fanonerana dia ho any
Jehovah ka ho any ny mpisorona,
ho fanampin' ny ondrilahy fanavotana
izay hanaovany fanavotana ho azy.
9 Ary ny fanatitra rehetra alaina
amy ny zava-masina rehetra aterin'
ny Zanak' Isiraely, izay ateriny ho
any ny mpisorona, dia ho azy izany.
10 Ary ho azy ny zava-masina
aterin' ny olona rehetra; na inona
na inona omen' olona ho any ny
mpisorona, dia ho azy izany.

*Ny lalàna ny amy ny fanatitra noho ny ahiahy.*

11 ARY Jehovah niteny taminy
Mosesy ka nanao hoe:
12 Mitenena amy ny Zanak' Isira-
ely, ka lazao aminy hoe: Na iza na
iza vadin' olona mivily ka manao
izay mahadiso azy amy ny lahy, 13
fa nisy lehilahy nandry taminy, nefa
tsy hitan' ny lahy, fa miafina, ary
voaloto ravehivavy, nefa tsy misy
vavolombelona hiampanga azy, ary
tsy azo olan-tànana izy; 14 kanefa
misy fiahiahiana ao amy ny lahy, ka
miahiahy ny vadiny izy, sady efa
voaloto ravehivavy; na misy fiahia-
hiana ao amy ny lahy, ka miahiahy
ny vadiny izy, kanjo tsy voaloto
ravehivavy: 15 dia ho entin' ny
lahy ho eo amy ny mpisorona ny
vadiny, ary hitondra ny fanatiny
noho ny vavy izy, dia kobam-bary
hordea ampahafolon' ny efaha; tsy
hanidinany diloilo izany, sady tsy
hasiany ditin-kazo mani-pofona, sa-
tria fanatitra noho ny ahiahy izany,
dia fanati-pahatsiarovana, hampaha-
tsiaro heloka.
16 Ary hampanakaiky azy ny
mpisorona ka hampitoetra azy eo
anatrehany Jehovah; 17 dia haka
rano masina amy ny lovia tany ny
mpisorona; ary ny vovoka eo amin'
izay itoeran' ny tabernakely dia
hangalan' ny mpisorona ka hataony
amy ny rano; 18 ary ravehivavy
dia hampitoerin' ny mpisorona eo
anatrehany Jehovah, ka harakara-
kany ny volon-dohan-dravehivavy,
ary hataony eo an-tànany ny fanati-
pahatsiarovana, dia ny fanatitra
noho ny ahiahy; ary ho eo an-
tànan' ny mpisorona ny ranom-
pangidiana izay mitondra ozona; 19
dia hampianiana an-dravehivavy ny
mpisorona ka hanao aminy hoe:
Raha tsy nisy lehilahy nandry
taminao, ka tsy nivily niala tamy
ny vadinao ho amy ny fahalotoana
hianao, dia afaha amin' ity ranom-
pangidiana mitondra ozona ity; 20
fa raha nivily niala tamy ny vadinao
kosa hianao ka voaloto hiany, fa
nisy lehilahy nandry taminao, afa-
tsy ny vadinao—21 dia hampiani-
ana an-dravehivavy ny mpisorona
mba hiozona, ka hanao aminy hoe:
Jehovah anie hanao anao ho fiozo-
nana sy ho fianianana eo amy ny
firenenao, amy ny fampifezahany
Jehovah ny fenao sy ny fampivon-
tosany ny kibonao; 22 ary ity rano
mitondra ozona ity dia hiditra ao
an-kibonao ka hampivonto ny kibo-
nao sy hampifezaka ny fenao. Ary
ravehivavy hanao hoe: Amena,
amena.
23 Ary hosoratan' ny mpisorona
amy ny taratasy izany fiozonana
izany ka hosasany eo amy ny rano
mangidy *ny soratra;* 24 dia hampi-
sotroiny an-dravehivavy ny ranom-
pangidiana mitondra ozona; ary ny
rano izay mitondra ozona dia hiditra
ao anatiny ho zava-mangidy.
25 Dia halain' ny mpisorona eo
an-tànan-dravehivavy ny fanatitra
noho ny ahiahy; ary hahevahevany
eo anatrehany Jehovah izany ka
hateriny eo amy ny alitara. 26 Dia
horaofin' ny mpisorona ny fanati-
pahatsiarovana avy amy ny fanatitra
ka hodorany ho fofona eo ambonin'
ny alitara; ary rehefa afaka izany,
dia hampisotroiny io rano io rave-
hivavy.
27 Ary rehefa nampisotroina ny
rano izy, ary voaloto, satria nanao
izay nahadiso azy tamy ny vadiny,
dia hiditra ao anatiny ho zava-
mangidy ny rano mitondra ozona,
ary hivonto ny kibony, sady hife-
zaka ny feny; ka dia ho fiozonana
eo amy ny fireneny ravehivavy. 28
Nefa kosa, raha tsy voaloto rave-
hivavy, fa madio, dia ho afaka izy
ka hanan-anaka.
29 Izany no lalàna ny amy ny
ahiahy, raha misy vehivavy mivily
miala amy ny vadiny ka voaloto;
30 na misy lehilahy azon' ny fiahia-
hiana ka miahiahy ny vadiny; dia
hampitoetra ny vadiny eo anatre-

hany Jehovah izy, ary ny mpisorona
hanefa izany lalàna rehetra izany
aminy. 31 Dia tsy hanan-tsiny
ralehilahy, fa ravehivavy kosa ho
meloka.

*Ny lalàna ny amy ny mivoady ho Nazirita.*

VI. ARY Jehovah niteny taminy
Mosesy ka nanao hoe: 2
Mitenena amy ny Zanak' Isiraely
hoe: Raha misy lehilahy na vehi-
vavy mivoady hitokana ho Nazirita
mba hitokana ho any Jehovah, 3
dia hifady divay sy toaka izy; tsy
hisotro divay efa maharikivy na
toaka efa maharikivy izy, ary tsy
hisotro ranom-boaloboka izy, na
hihinana voaloboka akory, na ny
lena, na ny maina. 4 Amy ny
andro fitokanany rehetra dia tsy
hihinana izay atao amy ny voalo-
boka hatramy ny voany ka hatramy
ny hodiny izy. 5 Amy ny andro
rehetra izay nivoadiany hitokana
dia tsy hokasihin-kareza ny lohany;
mandra-pahatapitry ny andro izay
nitokanany ho any Jehovah dia ho
masina izy, ka havelany haniry ny
volon-dohany. 6 Amy ny andro
rehetra izay itokanany ho any Jeho-
vah dia tsy hiditra am-paty izy; 7
aoka tsy handoto tena izy na dia
amy ny rainy, na ny reniny, na ny
rahalahiny, na ny anabaviny aza,
raha maty ireo, satria eo amy ny
lohany ny fitokanana ho an' Andria-
maniny. 8 Amy ny andro fitoka-
nany rehetra dia ho masina ho any
Jehovah izy.
9 Ary raha misy olona maty
tampoka eo anilany ka mandoto ny
lohany izay fitokanany, dia hana-
ratra ny lohany amy ny andro
fanadiovana azy izy, dia amy ny
andro fahafito no hanaratany azy;
10 ary amy ny andro fahavalo dia
hitondra domohina roa na zana-
boromailala roa ho eo amy ny mpi-
sorona, eo anoloan' ny varavaran' ny
trano-lay fihaonana izy. 11 Ary ny
mpisorona dia hanatitra ny anan-
kiray ho fanatitra noho ny ota, ary
ny anankiray kosa ho fanatitra
odorana, dia hanao fanavotana ho
azy, satria nanota ny amy ny faty
izy; ary hanamasina ny lohany
amin' izany andro izany izy. 12
Dia hanokana ho any Jehovah ny
androny fitokanany izy ka hitondra
ondrilahy iray izay iray taona [1] ho
fanati-panonerana; fa ho very ny
andro teo aloha, satria voaloto ny
fitokanany.
13 Ary izao no lalàna ny amy ny
Nazirita: Rehefa tapitra ny andro
fitokanany, dia ho entina ho eo ano-
loan' ny varavaran' ny trano-lay
fihaonana izy; 14 ary hanatitra ny
fanatiny ho any Jehovah izy, dia
ondrilahy iray izay iray taona [1] tsy
misy kilema ho fanatitra odorana,
ary ondrivavy iray izay iray taona [1]
tsy misy kilema ho fanatitra noho
ny ota, ary ondrilahy iray tsy misy
kilema ho fanati-pihavanana, 15 ary
mofo tsy misy masirasira iray haro-
na, dia mofo atao amy ny koba
tsara toto voaharo diloilo sy mofo
manify tsy misy masirasira sady
voahoso-diloilo, mbamy ny fanatitra
hohanina sy ny fanatitra aidina
momba azy. 16 Dia haterin' ny
mpisorona eo anatrehany Jehovah
ireo; ary hateriny koa ny fanatiny
noho ny ota sy ny fanatitra odorany;
17 dia hateriny ny ondrilahy ho
fanati-pihavanana ho any Jehovah
mbamy ny mofo tsy misy masirasira
iray harona; ary haterin' ny mpiso-
rona koa ny fanatitra hohaniny sy
ny fanatitra aidiny.
18 Ary ny Nazirita hanaratra ny
lohany izay fitokanany eo anoloan'
ny varavaran' ny trano-lay fihao-
nana, ary horaisiny ny volon-dohany
fitokanany ka hataony eo amy ny
afo izay eo ambanin' ny fanati-
pihavanana. 19 Dia halain' ny
mpisorona ny sorok' ondrilahy [2] izay

[1] *Na:* hatramy ny iray taona no ho midina. [2] *Na:* fe.

efa masaka sy mofo iray tsy misy
masirasira avy amy ny harona ary
mofo manify iray tsy misy masira-
sira ka hataony eo amy ny tànan'
ny Nazirita, rehefa voaharatra *ny
lohany* izay fitokanany. 20 Dia ha-
hevahevan' ny mpisorona ireo ho
fanatitra ahevaheva eo anatrehany
Jehovah; ho masina izany ho any
ny mpisorona ho fanampin' ny
tratra ahevaheva sy ny soroka [1]
asandratra; ary rehefa afaka izany,
dia vao mahazo misotro divay ny
Nazirita.

21 Izany no lalàna ny amy ny
Nazirita, izay mivoady hitondra
fanatitra ho any Jehovah noho ny
fitokanany, afa-tsy izay zavatra
hafa tratry ny ananany; araka ny
voady izay nivoadiany no hataony,
araka ny lalàna ny amy ny fito-
kanany.

*Ny tso-drano fanaon' ny mpisorona.*

22 ARY Jehovah niteny taminy
Mosesy ka nanao hoe: 23
Mitenena aminy Arona sy ny zanany
hoe: Izao no teny ho entinareo
mitso-drano ny Zanak' Isiraely:

24 Hitahy anao anie Jehovah ka
hiaro anao;
25 Hampamirapiratra ny tavany
aminao anie Jehovah ka
hamindra fo aminao;
26 Hanandratra ny tavany ami-
nao anie Jehovah ka hanome
anao fiadanana.

27 Dia hametraka ny anarako
amy ny Zanak' Isiraely izy; ary
Izaho hitahy azy.

*Ny zavatra naterin' ny lohan' ny
fireneny Isiraely ho amy ny fito-
kanana ny alitara.*

VII. ARY tamy ny andro izay
nahavitany Mosesy ny
nananganana ny tabernakely dia
nanosotra sy nanamasina azy izy
mbamy ny fanaka rehetra momba
azy ary ny alitara sy ny fanaka
rehetra momba azy; ary rehefa
nanosotra sy nanamasina ireo izy,
2 dia nitondra fanatitra ny lohan'
ny firenen' ny Isiraely, dia ny lohan'
ny fianakaviana (ireo no lohan' ny
firenena, izay nifehy ny voalamina).
3 Ary izy ireo nitondra ny fanatiny
teo anatrehany Jehovah, dia sariety
enina mirakotra sy omby roa amby
ny folo, dia sariety iray no avy amy
ny lohan' ny firenena roa, ary omby
iray avy; dia nitondra ireo teo ano-
loan' ny tabernakely izy.

4 Ary Jehovah niteny taminy
Mosesy ka nanao hoe: 5 Raiso
aminy ireo hanaovana ny fanompo-
ana momba ny trano-lay fihaonana,
ka omeo ny Levita, dia samy araka
ny fanompoany avy. 6 Dia norai-
siny Mosesy ny sariety sy ny omby
ka nomeny ny Levita. 7 Sariety
roa sy omby efatra no nomeny ho
any ny taranaky Gersona, araka ny
fanompoany; 8 ary sariety efatra
sy omby valo no nomeny ho any ny
taranaky Merary, araka ny fanom-
poany, eo amy ny fehiny Itamara,
zanaky Arona mpisorona. 9 Fa ny
taranaky Kehata kosa dia tsy mba
nomeny na dia iray akory aza,
satria ny fanompoana momba ny
fitoerana masina no azy, ka eo an-
tsorony hiany no hilanjany azy.

10 Dia ny lohan' ny firenena no
nanatitra ho amy ny fitokanana ny
alitara tamy ny andro izay nanoso-
rana azy; koa dia samy nanatitra
ny fanatiny teo anoloan' ny alitara
izy. 11 Ary hoy Jehovah taminy
Mosesy: Aoka ny lohan' ny firenena
samy hanatitra ny fanatiny amy ny
an-androny avy ho amy ny fitoka-
nana ny alitara.

12 Ary ny nanatitra ny fanatiny
tamy ny andro voalohany dia Naso-
na, zanaky Aminadaba, avy tamy
ny fireneny Joda. 13 Ary ny fana-
tiny dia lovia volafotsy iray, sekely
telo-polo amby zato no lanjany, sy

[1] *Na:* fe.

lovia volafotsy iray famafazana,
sekely fito-polo, araka ny sekely
masina; izy roa samy feno koba
tsara toto voaharo diloilo, ho fana-
titra hohanina; 14 lovia kely vola-
mena iray, sekely folo, feno ditin-
kazo manitra; 15 ary vantotr' om-
bilahy iray sy ondrilahy iray ary
zanak' ondry iray izay iray taona,[1]
ho fanatitra odorana; 16 ary osilahy
iray, ho fanatitra noho ny ota; 17
ary ho fanati-pihavanana dia omby
roa, ondrilahy dimy, osilahy dimy,
zanak' ondry dimy izay iray taona;[1]
ireo no fanatitry Nasona, zanaky
Aminadaba.

18 Ary tamy ny andro faharoa
dia Netanela, zanaky Zoara, lohan'
ny taranaky Isakara, no nanatitra.
19 Nanatitra ny fanatiny izy, dia
lovia volafotsy iray, sekely telo-polo
amby zato no lanjany, sy lovia vola-
fotsy iray famafazana, sekely fito-
polo, araka ny sekely masina; izy
roa samy feno koba tsara toto voa-
haro diloilo, ho fanatitra hohanina;
20 lovia kely volamena iray, sekely
folo, feno ditin-kazo manitra; 21
ary vantotr' ombilahy iray sy ondri-
lahy iray sy zanak' ondry iray izay
iray taona,[1] ho fanatitra odorana;
22 ary osilahy iray, ho fanatitra
noho ny ota; 23 ary ho fanati-
pihavanana dia omby roa, ondrilahy
dimy, osilahy dimy, zanak' ondry
dimy izay iray taona;[1] ireo no
fanatitry Netanela, zanaky Zoara.

24 Ary tamy ny andro fahatelo
dia Eliaba, zanaky Helona, lohan'
ny taranaky Zebolona, no nanatitra.
25 Ny fanatiny dia lovia volafotsy
iray, sekely telo-polo amby zato no
lanjany, sy lovia volafotsy iray
famafazana, sekely fito-polo, araka
ny sekely masina; izy roa samy
feno koba tsara toto voaharo diloilo,
ho fanatitra hohanina; 26 lovia
kely volamena iray, sekely folo, feno
ditin-kazo manitra; 27 vantotr' om-
bilahy iray, ondrilahy iray, zanak'
ondry iray izay iray taona,[1] ho fana-
titra odorana; 28 ary osilahy iray,
ho fanatitra noho ny ota; 29 ary
ho fanati-pihavanana dia omby roa,
ondrilahy dimy, osilahy dimy, zanak'
ondry dimy izay iray taona;[1] ireo
no fanatitry Eliaba, zanaky Helona.

30 Ary tamy ny andro fahefatra
dia Elizora, zanaky Sedeora, lohan'
ny taranaky Robena, no nanatitra.
31 Ny fanatiny dia lovia volafotsy
iray, sekely telo-polo amby zato no
lanjany, sy lovia volafotsy iray fa-
mafazana, sekely fito-polo, araka ny
sekely masina; izy roa samy feno
koba tsara toto voaharo diloilo, ho
fanatitra hohanina; 32 lovia kely
volamena iray, sekely folo, feno
ditin-kazo manitra; 33 vantotr' om-
bilahy iray, ondrilahy iray, zanak'
ondry iray izay iray taona,[1] ho fana-
titra odorana; 34 ary osilahy iray,
ho fanatitra noho ny ota; 35 ary ho
fanati-pihavanana dia omby roa, on-
drilahy dimy, osilahy dimy, zanak'
ondry dimy izay iray taona;[1] ireo no
fanatitry Elizora, zanaky Sedeora.

36 Ary tamy ny andro fahadimy dia
Selomiela, zanaky Zorisaday, lohan'
ny taranaky Simeona, no nanatitra.
37 Ny fanatiny dia lovia volafotsy
iray, sekely telo-polo amby zato no
lanjany, sy lovia volafotsy iray fa-
mafazana, sekely fito-polo, araka ny
sekely masina; izy roa samy feno
koba tsara toto voaharo diloilo, ho
fanatitra hohanina; 38 lovia kely
volamena iray, sekely folo, feno
ditin-kazo manitra; 39 vantotr'
ombilahy iray, ondrilahy iray, za-
nak' ondry iray izay iray taona,[1] ho
fanatitra odorana; 40 ary osilahy
iray, ho fanatitra noho ny ota; 41
ary ho fanati-pihavanana dia omby
roa, ondrilahy dimy, osilahy dimy,
zanak' ondry dimy izay iray taona;[1]
ireo no fanatitry Selomiela, zanaky
Zorisaday.

42 Ary tamy ny andro fahenina
dia Eliasafa, zanaky Doela, lohan'

---

[1] *Na:* hatramy ny iray taona no ho midina.

ny taranaky Gada, no nanatitra.
43 Ny fanatiny dia lovia volafotsy
iray, sekely telo-polo amby zato no
lanjany, sy lovia volafotsy iray
famafazana, sekely fito-polo, araka
ny sekely masina; izy roa samy feno
koba tsara toto voaharo diloilo, ho
fanatitra hohanina; 44 lovia kely
volamena iray, sekely folo, feno
ditin-kazo manitra; 45 vantotr'
ombilahy iray, ondrilahy iray, za-
nak' ondry iray izay iray taona,[1] ho
fanatitra odorana; 46 ary osilahy
iray, ho fanatitra noho ny ota; 47
ary ho fanati-pihavanana dia omby
roa, ondrilahy dimy, osilahy dimy,
zanak' ondry dimy izay iray taona;[1]
ireo no fanatitry Eliasafa zanaky
Doela.
48 Ary tamy ny andro fahafito
dia Elisama, zanaky Amihoda, lohan'
ny taranaky Efraima, no nanatitra.
49 Ny fanatiny dia lovia volafotsy
iray, sekely telo-polo amby zato no
lanjany, sy lovia volafotsy iray
famafazana, sekely fito-polo, araka
ny sekely masina; izy roa samy
feno koba tsara toto voaharo diloilo,
ho fanatitra hohanina; 50 lovia
kely volamena iray, sekely folo, feno
ditin-kazo manitra; 51 vantotr' om-
bilahy iray, ondrilahy iray, zanak'
ondry iray izay iray taona,[1] ho fana-
titra odorana; 52 ary osilahy
iray, ho fanatitra noho ny ota; 53
ary ho fanati-pihavanana dia omby
roa, ondrilahy dimy, osilahy dimy,
zanak' ondrilahy dimy izay iray
taona;[1] ireo ny fanatitry Elisama,
zanaky Amihoda.
54 Ary tamy ny andro fahavalo
dia Gamaliela, zanaky Pedazora,
lohan' ny taranaky Manase, no
nanatitra. 55 Ny fanatiny dia
lovia volafotsy iray, sekely telo-polo
amby zato no lanjany, sy lovia vola-
fotsy iray famafazana, sekely fito-
polo, araka ny sekely masina; izy roa
samy feno koba tsara toto voaharo
diloilo, ho fanatitra hohanina; 56
lovia kely volamena iray, sekely folo,
feno ditin-kazo manitra; 57 van-
totr' ombilahy iray, ondrilahy iray,
zanak' ondry iray izay iray tao-
na,[1] ho fanatitra odorana; 58 ary
osilahy iray, ho fanatitra noho ny
ota; 59 ary ho fanati-pihavanana
dia omby roa, ondrilahy dimy, osi-
lahy dimy, zanak' ondry dimy izay
iray taona;[1] ireo no fanatitry Ga-
maliela, zanaky Pedazora.
60 Ary tamy ny andro fahasivy
dia Abidana, zanaky Gideony, lohan'
ny taranaky Benjamina, no nana-
titra. 61 Ny fanatiny dia lovia
volafotsy iray, sekely telo-polo amby
zato no lanjany, sy lovia volafotsy
iray famafazana, sekely fito-polo,
araka ny sekely masina; izy roa
samy feno koba tsara toto voaharo
diloilo, ho fanatitra hohanina; 62
lovia kely volamena iray, sekely folo,
feno ditin-kazo manitra; 63 vantotr'
ombilahy iray, ondrilahy iray, zanak'
ondry iray izay iray taona,[1] ho fana-
titra odorana; 64 ary osilahy iray,
ho fanatitra noho ny ota; 65 ary
ho fanati-pihavanana dia omby roa,
ondrilahy dimy, osilahy dimy, za-
nak' ondry dimy izay iray taona;[1]
ireo no fanatitry Abidana, zanaky
Gideony.
66 Ary tamy ny andro fahafolo
Ahiezera, zanaky Amisaday, lohan'
ny taranaky Dana, no nanatitra.
67 Ny fanatiny dia lovia volafotsy
iray, sekely telo-polo amby zato no
lanjany, sy lovia volafotsy iray
famafazana, dia sekely fito-polo,
araka ny sekely masina; izy roa
samy feno koba tsara toto voaharo
diloilo, ho fanatitra hohanina; 68
lovia kely volamena iray, sekely
folo, feno ditin-kazo manitra; 69
vantotr' ombilahy iray, ondrilahy
iray, zanak' ondry iray izay iray
taona,[1] ho fanatitra odorana; 70 ary
osilahy iray, ho fanatitra noho ny
ota; 71 ary ho fanati-pihavanana dia
omby roa, ondrilahy dimy, osilahy

[1] *Na:* hatramy ny iray taona no ho midina.

dimy, zanak' ondry dimy izay iray
taona ;[1] ireo no fanatitry Ahiezera,
zanaky Amisaday.
72 Ary tamy ny andro fahiraika
amby ny folo dia Pagiela, zanaky
Okrana, lohan' ny taranaky Asera,
no nanatitra. 73 Ny fanatiny dia
lovia volafotsy iray, sekely telo-polo
amby zato no lanjany, sy lovia vola-
fotsy iray famafazana, sekely fito-
polo, araka ny sekely masina ; izy
roa samy feno koba tsara toto voa-
haro diloilo, ho fanatitra hohanina ;
74 lovia kely volamena iray, sekely
folo, feno ditin-kazo manitra ; 75
vantotr' ombilahy iray, ondrilahy
iray, zanak' ondry iray izay iray
taona,[1] ho fanatitra odorana ; 76
osilahy iray, ho fanatitra noho ny
ota ; 77 ary ho fanati-pihavanana
dia omby roa, ondrilahy dimy, osi-
lahy dimy, zanak' ondry dimy izay
iray taona ;[1] ireo no fanatitry Pa-
giela, zanaky Okrana.
78 Ary tamy ny andro faharoa
amby ny folo dia Ahira, zanaky
Enana, lohan' ny taranaky Naftaly,
no nanatitra. 79 Ny fanatiny dia
lovia volafotsy iray, sekely telo-polo
amby zato no lanjany, sy lovia
volafotsy iray famafazana, sekely
fito-polo, araka ny sekely masina ;
izy roa samy feno koba tsara toto
voaharo diloilo, ho fanatitra hoha-
nina ; 80 lovia kely volamena iray,
dia sekely folo, feno ditin-kazo
manitra ; 81 vantotr' ombilahy iray,
ondrilahy iray, zanak' ondry iray
izay iray taona,[1] ho fanatitra odo-
rana ; 82 ary osilahy iray, ho fana-
titra noho ny ota ; 83 ary ho fanati-
pihavanana dia omby roa, ondrilahy
dimy, osilahy dimy, zanak' ondry
dimy izay iray taona ;[1] ireo no fana-
titry Ahira, zanaky Enana.
84 Ireo no zavatra naterin' ny
lohan' ny Isiraely ho amy ny fitoka-
nana ny alitara tamy ny andro izay
nanosorana azy : lovia volafotsy roa
amby ny folo, lovia volafotsy roa
amby ny folo famafazana, lovia kely
volamena roa amby ny folo ; 85
sekely telo-polo amby zato avy no
lanjan' ny lovia volafotsy, ary
sekely fito-polo avy ny lovia fama-
fazana ; ny lanjan' ny volafotsy re-
hetra tamin' ireo fanaka ireo dia se-
kely efa-jato amby roa arivo, araka
ny sekely masina ; 86 lovia kely vola-
mena roa amby ny folo, feno ditin-
kazo manitra, dia sekely folo isan-
dovia kely, araka ny sekely masina ;
ny lanjan' ny lovia kely volamena
rehetra dia sekely roa-polo amby
zato. 87 Ny isan' ny biby rehetra
izay natao fanatitra odorana dia
vantotr' ombilahy roa amby ny folo,
ondrilahy roa amby ny folo, zanak'
ondry roa amby ny folo, izay samy
iray taona,[1] mbamy ny fanatitra
hohanina momba azy, ary osilahy
roa amby ny folo ho fanatitra noho
ny ota. 88 Ary ny isan' ny biby
rehetra izay natao fanati-pihavanana
dia vantotr' ombilahy efatra amby
roa-polo, ondrilahy enim-polo, osilahy
enim-polo, zanak' ondry enim-polo,
izay samy iray taona.[1] Izany no
nateriny ho amy ny fitokanana ny
alitara, rehefa voahosotra izy.
89 Ary rehefa niditra tao amy ny
trano-lay fihaonana Mosesy mba
hiteny amin' Andriamanitra, dia
nandre ny feo miresaka aminy izy
avy tao amy ny rakotra fanaovam-
panavotana izay teo ambonin' ny
fiaran' ny Vavolombelona,[2] avy eo
anelanelan' ny kerobima roa ; dia
niteny taminy Jehovah.

*Ny amy ny fampirehetana ny jiro,
sy ny nanadiovana ny Levita, ary
ny fe-taona hanompoany.*

VIII. ARY Jehovah niteny ta-
miny Mosesy ka nanao
hoe : 2 Mitenena aminy Arona hoe :
Raha mampirehitra[3] ny jiro[4] fito
hianao, dia ataovy mahazava ny

---

[1] *Na:* hatramy ny iray taona no ho midina
[2] *Dia ny Didy Folo.* [3] *Na:* manaingina. [4] *Heb.* lela fanaovan-jiro.

eo anoloan' ny fanaovan-jiro izy. 3
Dia nataony Arona izany, fa nam-
pirehetiny[1] ny jiro *mba hahazava
ny* eo anoloan' ny fanaovan-jiro,
araka izay efa nandidiany Jehovah
any Mosesy.
4 Ary izao no toetry ny fanaovan-
jiro: volamena novoasana izy; ha-
tramy ny faladiany sy ny voniny
aza dia samy novoasana avokoa;
araka ny endrika izay nasehony
Jehovah any Mosesy no nanaovany
ny fanaovan-jiro.
5 Ary Jehovah niteny taminy
Mosesy ka nanao hoe: 6 Alao ny
Levita avy amy ny Zanak' Isiraely,
ka diovy izy. 7 Ary izao no ha-
taonao aminy hanadiovana azy:
Fafazo rano fanadiovana[2] izy, ary
asaovy haratany avokoa ny tenany
rehetra, ary aoka hosasany ny fita-
fiany, ha dia hadio izy. 8 Dia
asaovy maka vantotr' ombilahy iray
izy mbamy ny fanatitra hohanina
fombany, dia koba tsara toto voa-
haro diloilo; ary vantotr' ombilahy
iray koa no halainao ho fanatitra
noho ny ota. 9 Ary ento ny Levita
hankeo anoloan' ny trano-lay fihao-
nana; ary vorio ny fiangonana, dia
ny Zanak' Isiraely rehetra. 10 Ary
ento ny Levita hankeo anatrehany
Jehovah; ary ny Zanak' Isiraely
hametraka ny tànany aminy; 11
ary Arona dia hanatitra ny Levita
eo anatrehany Jehovah ho fanatitra
ahevaheva avy amy ny Zanak'
Isiraely, mba hanao ny fanompoana
any Jehovah izy. 12 Ary ny Le-
vita hametraka ny tànany amy ny
lohan' ny vantotr' ombilahy roa;
dia atero ny anankiray ho fanatitra
noho ny ota, ary ny anankiray kosa
ho fanatitra odorana ho any Je-
hovah, hanaovana fanavotana ho
any ny Levita.
13 Ary apetraho eo anatrehany
Arona sy ny zanany ny Levita, ka
atero ho fanatitra ahevaheva ho any
Jehovah izy. 14 Ary ampiavaho
amy ny Zanak' Isiraely ny Levita,
dia ho Ahy izy. 15 Ary rehefa
afaka izany, dia hiditra ny Levita
hanao fanompoana ao amy ny trano-
lay fihaonana. Dia hodiovinao toy
izany izy ka haterinao ho fanatitra
ahevaheva; 16 fa efa nomena ho
Ahy avy tamy ny Zanak' Isiraely
mihitsy izy; ho solon' izay voalo-
han-teraka rehetra, dia izay lahima-
toa rehetra amy ny Zanak' Isiraely,
no nanalako azy ho Ahy. 17 Fa
Ahy ny voalohan-teraka rehetra
amy ny Zanak' Isiraely, na olona
na biby fiompy; tamin' ilay andro
namelezako ny voalohan-teraka re-
hetra tany amy ny tany Egypta no
nanamasinako azy ho Ahy. 18 Ary
efa nalaiko ny Levita ho solon' ny
lahimatoa rehetra amy ny Zanak'
Isiraely. 19 Ary nomeko ho any
Arona sy ny zanany mihitsy ny
Levita, avy amy ny Zanak' Isiraely,
hanao ny fanompoan' ny Zanak'
Isiraely ao amy ny trano-lay fihao-
nana sy hanao fanavotana ho any
ny Zanak' Isiraely, mba tsy hisy
areti-mandringana hanjo azy, raha
manakaiky ny fitoerana masina izy.[3]
20 Dia nataony Mosesy sy Arona
mbamy ny fiangonana, dia ny Zanak'
Isiraely rehetra, tamy ny Levita
izany; araka izay rehetra efa nan-
didiany Jehovah any Mosesy ny
amy ny Levita no nataon' ny Zanak'
Isiraely taminy. 21 Dia nodiovin'
ny Levita ny tenany ho afaka ota,
ary nosasany ny fitafiany; ary
Arona nanatitra azy ho fanatitra
ahevaheva eo anatrehany Jehovah
sady nanao fanavotana ho azy hana-
diovana azy. 22 Ary rehefa afaka
izany, dia niditra ny Levita hanao
ny fanompoany ao amy ny trano-lay
fihaonana teo anatrehany Arona sy
ny zanany; araka izay efa nandidia-
ny Jehovah any Mosesy ny amy ny
Levita no nataony taminy.

[1] *Na:* nanaingina. [2] *Heb.* rano fanafahana ota.
[3] *Na:* noho izy manakaiky ny fitoerana masina.

23 Ary Jehovah niteny taminy
Mosesy ka nanao hoe: 24 Ny amy
ny Levita dia izao: Hatramy ny
dimy amby roa-polo taona no ho
miakatra izy no hanatona hilatsaka
amy ny antokony hanao ny fanom-
poana ao amy ny trano-lay fihao-
nana; 25 fa rehefa dimam-polo taona
kosa izy, dia hiala amy ny antokon'
ny fanompoana ka tsy hanompo
intsony; 26 kanefa mahazo manam-
py ny rahalahiny ao amy ny trano-
lay fihaonana hiany izy mba hitan-
drina izay anjara-raharaha; fa tsy
hanao fanompoana *hafa* izy. Izany
no hataonao amy ny Levita ny amy
ny anjara-raharahany.

*Ny nitandreman' ny Zanak' Isiraely ny Paska tany an-efitry Sinay.*

IX. ARY Jehovah niteny taminy
Mosesy tany an-efitry Si-
nay tamy ny volana voalohany tamy
ny taona faharoa taorian' ny nivoa-
hany avy tany amy ny tany Egypta
ka nanao hoe: 2 Aoka hotandre-
man' ny Zanak' Isiraely ny Paska
amy ny fotoany. 3 Amy ny hari-
van' ny andro fahefatra amby ny
folo amin' ity volana ity no hitan-
dremanareo azy amy ny fotoany;
araka ny didy sy ny fanao rehetra
aminy no hitandremanareo azy.
4 Ary Mosesy niteny tamy ny
Zanak' Isiraely mba hitandrina ny
Paska. 5 Dia nitandrina ny Paska
tany an-efitry Sinay izy tamy ny
harivan' ny andro fahefatra amby
ny folo tamy ny volana voalohany;
araka izay rehetra efa nandidiany
Jehovah any Mosesy no nataon' ny
Zanak' Isiraely.
6 Ary nisy olona sasany izay
naloto tamim-paty ka tsy nahazo
nitandrina ny Paska tamin' izany
andro izany; dia nankeo anatrehany
Mosesy sy Arona izy tamin' izany
andro izany 7 ka nanao taminy
hoe: Maloto tamim-paty izahay, ka
nahoana no sakanana tsy hiaraka
amy ny Zanak' Isiraely hanatitra
ny fanatitra ho any Jehovah amy
ny fotoany? 8 Fa hoy Mosesy
taminy: Andraso aloha, fa hanonta-
niako izay handidiany Jehovah ny
aminareo.
9 Ary Jehovah niteny taminy
Mosesy ka nanao hoe: 10 Mitenena
amy ny Zanak' Isiraely hoe: Raha
misy olona eo aminareo, na eo amy
ny taranakareo hatramy ny fara
mandimby, maloto amim-paty, na
lasan-davitra, dia mbola hitandrina
ny Paska ho any Jehovah hiany
koa izy. 11 Amy ny harivan' ny
andro fahefatra amby ny folo amy
ny volana faharoa no hitandremany
azy; ary hampiarahina amy ny mofo
tsy misy masirasira sy ny anana
mangidy no fihinany azy. 12 Aza
avela hasiany sisa ho tra-maraina,
ary aza avela hisy hotapahiny ny
taolany; araka ny lalàna rehetra
ny amy ny Paska hiany koa no
hitandremany azy. 13 Fa ny olona
izay madio sady tsy lasan-davitra,
nefa tsy mety mitandrina ny Paska,
dia hofongorana tsy ho amy ny fire-
neny, satria tsy nanatitra ny fana-
titra ho any Jehovah tamy ny foto-
any izy; ho meloka izany olona
izany. 14 Ary raha misy mivahiny
eo aminareo ka mba te-hitandrina
ny Paska ho any Jehovah, dia araka
ny didy sy ny fanao amy ny Paska
hiany no hanaovany azy; lalàna
iray hiany no ho aminareo, na
vahiny, na tompon-tany.

*Ny amy ny rahona izay nitarihany Jehovah ny Zanak' Isiraely.*

15 ARY tamy ny andro izay
nananganana ny taberna-
kely ny rahona dia nanarona ny
tabernakely, dia ny trano-lain' ny
Vavolombelona;[1] ary nony hariva
dia niseho teo ambonin' ny taberna-
kely tahaka ny afo izy mandra-
pahamarain' ny andro. 16 Dia toy
izany mandrakariva izy: ny rahona

[1] *Dia ny Didy Folo.*

nanarona azy, nefa niseho tahaka
ny afo izy nony alina.
17 Ary rehefa niakatra niala
tamy ny trano-lay ny rahona, dia
niainga ny Zanak' Isiraely, ka teo
amin' izay nijanonan' ny rahona no
nitobiany. 18 Araka ny didiny
Jehovah no niaingan' ny Zanak'
Isiraely, ary araka ny didiny Jeho-
vah koa no nitobiany; tamy ny
andro rehetra izay nijanonan' ny
rahona teo ambonin' ny tabernakely
no nitobiany. 19 Ary na dia nija-
nona ela teo ambonin' ny taberna-
kely aza ny rahona, dia nitandrina
izay nasainy Jehovah notandre-
mana hiany ny Zanak' Isiraely ka
tsy niainga. 20 Fa indraindray
kosa dia andro vitsy hiany no nija-
nonan' ny rahona teo ambonin' ny
tabernakely; araka ny didiny Je-
hovah hiany no nitobiany, ary
araka ny didiny Jehovah no niain-
gany. 21 Ary indraindray kosa
dia nijanona hatramy ny hariva
ka hatramy ny maraina hiany ny
rahona, ary raha niakatra izy nony
maraina, dia niainga ny Zanak'
Isiraely; koa na andro na alina no
niakaran' ny rahona, dia niainga
izy. 22 Ary na indroa andro, na
iray volana, na ela aza, no nijano-
nan' ny rahona teo ambonin' ny
tabernakely, dia mbola nitoby hiany
ny Zanak' Isiraely, fa tsy niainga;
fa raha niakatra kosa ny rahona,
dia niainga izy. 23 Araka ny didiny
Jehovah no nitobiany, ary araka ny
didiny Jehovah no niaingany; ni-
tandrina izay nasainy Jehovah no-
tandremany izy, araka ny teniny
Jehovah izay nampitondrainy any
Mosesy.

*Ny trompetra volafotsy.*

X. ARY Jehovah niteny taminy
Mosesy ka nanao hoe: 2
Manaova trompetra volafotsy roa
ho anao; voasana no hanaovanao
azy; dia ho fiantsoanao ny fiango-
nana sy ho fampiainganao ny toby
ireo. 3 Ary raha tsofina avokoa
ireo, dia hivory eo aminao, eo ano-
loan' ny varavaran' ny trano-lay
fihaonana, ny fiangonana rehetra. 4
Fa raha ny iray hiany no tsofina,
dia ny lohan' ny firenena, izay mpi-
fehy arivo amy ny Isiraely, hiany
no hivory eo aminao. 5 Fa raha
mitsoka ho fampitairana hianareo,
dia hiainga ny toby izay mitoetra
eo atsinanana. 6 Ary raha mitsoka
ho fampitairana fanindroany hiana-
reo; dia hiainga ny toby izay mitoe-
tra eo atsimo; fampitairana no hatao
fiaingany. 7 Fa raha hampivory ny
fiangonana kosa hianareo, dia hitsoka
fotsiny, fa tsy hanao fampitairana.
8 Ary ireo mpisorona, zanaky
Arona, no hitsoka ny trompetra;
dia ho lalàna mandrakizay ho anareo
hatramy ny taranakareo fara man-
dimby izany. 9 Ary raha misy ady
eo amy ny taninareo, ka mandeha
hiady amy ny fahavalo izay mampa-
hory anareo hianareo, dia hitsoka
ireo trompetra ireo ho fampitairana,
dia hotsarovana eo anatrehany Jeho-
vah Andriamanitrareo hianareo ka
hovonjena amy ny fahavalonareo.
10 Ary amy ny andro fifalianareo,
sy amy ny fotoam-pivavahanareo,
ary amy ny voaloham-bolanareo, no
hitsofanareo ny trompetra, raha ma-
nao ny fanatitra odoranareo sy ny
fanati-pihavananareo; dia ho faha-
tsiarovana ho anareo izany eo ana-
trehan' Andriamanitrareo: Izaho
Jehovah no Andriamanitrareo.

*Ny niaingan' ny Zanak' Isiraely niala tany an-efitry Sinay, sy ny teny nataony Mosesy taminy Hobaba.*

11 ARY tamy ny andro faharoa-
polo tamy ny volana faha-
roa, tamy ny taona faharoa, no nia-
karan' ny rahona niala teo ambonin'
ny tabernakelin' ny Vavolombelona.[1]
12 Dia niainga tany an-efitry Sinay

[1] *Dia ny Didy Folo.*

ny Zanak' Isiraely ka nandroso, ary
ny rahona nijanona tany an-efitra
Parana. 13 Dia izany no niaingany
voalohany araka ny didiny Jehovah
izay nampitondrainy any Mosesy.

14 Ary ny fanevan' ny tobin' ny
taranaky Joda no niainga voalohany
araka ny antokony, ary Nasona,
zanaky Aminadaba, no mpifehy ny
antokony. 15 Ary Netanela, zanaky
Zoara, no mpifehy ny antokon' ny
firenena taranaky Isakara. 16 Ary
Eliaba, zanaky Helona, no mpifehy
ny antokon' ny firenena taranaky
Zebolona.

17 Dia nahorona ny tabernakely,
ka niainga ny taranaky Gersona sy
ny taranaky Merary, nitondra ny
tabernakely.

18 Dia niainga ny fanevan' ny
tobiny Robena araka ny antokony;
ary Elizora, zanaky Sedeora, no
mpifehy ny antokony. 19 Ary
Selomiela, zanaky Zorisaday, no
mpifehy ny antokon' ny firenena
taranaky Simeona. 20 Ary Elia-
safa, zanaky Doela, no mpifehy ny
antokon' ny firenena taranaky Gada.

21 Dia niainga ny Kehatita, ni-
tondra ny zava-masina; ary nisy
nanangana ny tabernakely mandra-
pihaviny.

22 Dia niainga ny fanevan' ny
tobin' ny taranaky Efraima, araka
ny antokony; ary Elisama, zanaky
Amihoda, no mpifehy ny antokony.
23 Ary Gamaliela, zanaky Pedazora,
no mpifehy ny antokon' ny firenena
taranaky Manase. 24 Ary Abi-
dana, zanaky Gideony, no mpifehy
ny firenena taranaky Benjamina.

25 Dia niainga ny fanevan' ny
tobin' ny taranaky Dana, izay vodi-
làlan' ny toby rehetra, araka ny
antokony; ary Ahiezera, zanaky
Amisaday, no mpifehy ny antokony.
26 Ary Pagiela, zanaky Okrana, no
mpifehy ny antokon' ny firenena
taranaky Asera. 27 Ary Ahira,
zanaky Enana, no mpifehy ny
antokon' ny firenena taranaky
Naftaly.

28 Izany no fandehan' ny Zanak'
Isiraely, araka ny antokony avy,
raha niainga izy.

29 Dia hoy Mosesy taminy Ho-
baba, zanaky Regoela Midianita,
rafozany Mosesy: Izahay izao dia
mandeha hankany amy ny tany izay
nolazainy Jehovah hoe: Homeko
anareo izy; andeha hiaraka aminay
hianao, dia hasianay soa; fa Je-
hovah efa nilaza soa ny amy ny
Isiraely. 30 Fa hoy kosa izy ta-
miny: Tsy handeha aho; fa hody
any amy ny taniko sy ny havako.

31 Dia hoy Mosesy: Aza dia
ilaozanao izahay; fa fantatrao izay
tokony hitobianay atỳ an-efitra ka
dia ho masonay hianao. 32 Ary
raha hiaraka aminay hianao, dia
izay soa hataony Jehovah aminay
no mba hataonay aminao kosa.

33 Dia niainga niala tany an-
tendrombohitry Jehovah làlan-kate-
loana izy; ary ny fiaran' ny fane-
keny Jehovah nandroso nialoha azy
làlan-kateloana hitady fialan-tsasa-
tra ho any ny olona. 34 Ary ny
rahony Jehovah dia teo amboniny
nony andro tamy ny niaingany niala
tamy ny nitobiany.

35 Ary raha niainga ny fiara, dia
hoy Mosesy: Mitsangàna, Jehovah
ô, ka aoka hiely ny fahavalonao;
ary aoka handositra ny tavanao izay
mankahala Anao. 36 Ary raha
nijanona kosa ny fiara, dia hoy izy:
Miverena, Jehovah ô, ho amy ny
Isiraely tsy omby alinalina.

*Ny nimonomononan' ny Zanak' Isiraely tao Tabera sy Kibrota-hatava.*

XI. ARY dia nitaraim-pahoriana[1]
teo anatrehany Jehovah
ny olona, ary nony reny Jehovah
izany, dia nirehitra ny fahatezerany,
ary ny afony Jehovah nandoro azy,
ka may ny teo an-tsisin' ny toby.

[1] *Na:* nanao fitarainan-dratsy.

2 Dia nitaraina taminy Mosesy
ny olona; ary Mosesy nifona taminy Jehovah, dia maty ny afo.

3 Ary ny anaran' izany tany
izany dia nataony hoe Tabera,[1] satria nandoro azy ny afony Jehovah.

4 Ary ny olona hafa firenena
izay niharo taminy dia liana, ary ny
Zanak' Isiraely koa dia nitomany
indray hoe: Enga anie ka hisy
hanome hena hohaninay! 5 Tsaroanay ny hazandrano izay nohaninay maimaimpoana tany Egypta
mbamy ny voantango[2] sy tongolo[3]
samihafa karazana. 6 Fa izao dia
maina ny ainay: tsy misy na inona
na inona eto imasonay afa-tsy ny
mana hiany.

7 Ary ny mana dia toy ny voandrafy, ary ny tarehiny dia tahaka
ny tarehin' ny bedola. 8 Nandehandeha ny olona ka nanangona
azy, dia nitoto azy tamy ny fikosoham-bary na tamy ny laona, ary
nahandro azy tamy ny vilany, dia
nanao mofo azy; ary ny fanandramana azy dia tahaka ny fanandramana mofo misy diloilo. 9 Ary
raha nilatsaka tamy ny toby ny
ando nony alina, dia nilatsaka koa
niaraka taminy ny mana.

10 Ary Mosesy nandre ny olona
nitomany tamy ny isam-pianakaviany, samy teo amy ny varavaran' ny lainy avy; dia nirehitra fatratra
ny fahatezerany Jehovah; ary tsy
sitraky Mosesy koa izany.

11 Dia hoy Mosesy taminy Jehovah: Nahoana no dia nasianao
ratsy ny mpanomponao? ary nahoana no tsy nahita fitia eo imasonao
aho ka nampitondrainao enta-mavesatra, dia ity firenena rehetra ity?
12 Izaho va no torontoronina an'
ity firenena rehetra ity? ary izaho
va no niteraka azy, no ilazanao hoe:
Trotroinao izy—tahaka ny ray mpitaiza mitondra ny zaza minono—ho
any amy ny tany izay nianiananao
tamy ny razany homena azy? 13
Avy aiza no hahazoako hena homena
ity firenena rehetra ity, no dia mitomany amiko izy manao hoe: Omeo
hena izahay hohaninay? 14 Tsy
zakako izaho irery ny mitondra ity
firenena rehetra ity, fa mavesatra
amiko loatra. 15 Koa raha izao no
ataonao amiko, masìna Hianao, vonoy mihitsy aho, raha nahita fitia eo
imasonao; fa aza avela hahita ny
fahoriako aho.

16 Dia hoy Jehovah taminy Mosesy: Manangòna fito-polo lahy amy
ny loholon' ny Isiraely ho etỳ amiko,
dia izay fantatrao ho loholona amy
ny fireneny sy mpifehy azy; ary
ento miaraka aminao ho ao amy
ny trano-lay fihaonana izy. 17 Dia
hidina Aho ka hiteny aminao eo;
ary Izaho haka amy ny Fanahy Izay
ao aminao ka hametraka izany ao
amin' ireo, ary hiara-mitondra ity
firenena ity aminao ireo, fa tsy
hianao irery intsony no hitondra
azy. 18 Koa lazao amy ny olona
hoe: Manamasìna ny tenanareo ho
amy ny ampitso, dia hihinan-kena
hianareo; fa nitomany teo anatrehany Jehovah hianareo ka nanao
hoe: Enga anie ka hisy hanome
hena hohaninay? fa soa no hitanay
tany Egypta; dia homeny Jehovah
hena hianareo, ka hohaninareo. 19
Tsy indray andro no hihinananareo,
na indroa andro, na hadimiana, na
hafoloana, na roa-polo andro aza, 20
fa hatramy ny iray volana mipaka,
dia mandra-pivoakany amy ny vavoronareo ka haharikoriko anareo;
satria nolavinareo Jehovah, Izay eo
aminareo, ka nitomany teo anatrehany hianareo nanao hoe: Nahoana
re no nivoaka avy tany Egypta
izahay?

21 Dia hoy Mosesy: Ny olona
izay itoerako dia lehilahy enina

[1] Tabera = Fandoroana. [2] *Voantango roa karazana no lazain' ny teny Hebreo, dia ny voantango sy ny voantangom-Bazaha.* [3] *Tongolo telo karazana no lazain' ny teny Hebreo, dia ny tongolo pora (allium porrum) sy ny tongolom-Bazaha ary ny tongolo Ma agasy.*

hetsy izay mahalia làlana; ary hoy
Hianao: Homeko hena izy mba
hohaniny mandritra ny iray volana.
22 Moa ondry aman-osy sy omby
va no hovonoina ho azy hahavoky
azy? sa ny hazandrano rehetra ao
amy ny ranomasina no hangonina
ho azy hahavoky azy?
23 Dia hoy Jehovah taminy Mo-
sesy: Nihafohy va ny tànany Je-
hovah? ankehitriny dia ho hitanao
na ho tanteraka aminao ny teniko,
na tsia.
24 Dia nivoaka Mosesy ka nilaza
ny teniny Jehovah tamy ny olona;
dia nanangona fito-polo lahy tamy
ny loholon' ny firenena izy ka
nampitoetra azy manodidina ny
trano-lay.
25 Ary nidina teo amy ny rahona
Jehovah ka niteny taminy, dia
nangalany ny Fanahy Izay tao
aminy Mosesy ka napetrany tao amy
ny loholona fito-polo lahy; ary raha
mbola nitoetra tao aminy ny Fanahy,
dia naminany izy, nefa tsy nanao
intsony.
26 Fa nisy roa lahy nijanona teo
an-toby, Eldada no anaran' ny anan-
kiray, ary Medada no anaran' ny
anankiray; ary ny Fanahy nitoetra
tao aminy; ary isan' izay voasoratra
izy roa lahy, nefa tsy mba nankeo
amy ny trano-lay; dia naminany
teo an-toby izy roa lahy. 27 Ary
nisy zatovo nihazakazaka, dia nilaza
taminy Mosesy ka nanao hoe:
Eldada sy Medada maminany etsy
an-toby.
28 Dia namaly Josoa, zanaky
Nona, izay nanompo any Mosesy
hatry ny fony tanora,[1] ka nanao
hoe: Ry Mosesy, tompoko, rarao
izy roa lahy. 29 Fa hoy Mosesy
taminy: Izaho va no ialonanao?
enga anie ka ho mpaminany avokoa
ny olony Jehovah rehetra, ka hala-
tsaky Jehovah aminy ny Fanahiny!
30 Dia nankeo an-toby Mosesy
sy ny loholon' ny Isiraely.
31 Ary nisy rivotra nivoaka avy
taminy Jehovah ka nitondra pape-
lika avy tany amy ny ranomasina
ary nampihahakahaka azy teny amy
ny toby, ka tokony ho làlana indray
andro manodidina ny toby no nisy
azy, ary tokony ho roa hakiho am-
bonin' ny tany izy.
32 Dia nitsangana ny olona nan-
dritra izany andro izany sy nan-
dritra ny alina sy ny ampitson' iny
koa ka nanangona ny papelika; ary
izay kely fanangona no folo homera;
ary nahahiny ho maina ireny mano-
didina ny toby. 33 Fa raha mbola
teo am-bavany ny hena ka tsy
mbola lany, dia nirehitra tamy ny
olona ny fahatezerany Jehovah, ary
namely ny olona tamy ny kapoka
mafy indrindra Izy.
34 Ary ny anaran' izany tany
izany nataony hoe: Kibrota-hatava,[2]
satria teo no nandevenana ny olona
izay liana.
35 Ary niala tao Kibrota-hatava
ny olona ka nifindra nankany Haze-
rota; dia nitoetra tany Hazerota
izy.

*Ny nanomezany Miriama sy Arona tsiny any Mosesy, sy ny nataon' Andriamanitra tamin' izany.*

XII. ARY Miriama sy Arona ni-
teny nanome tsiny any
Mosesy noho ny vehivavy Kosita
izay efa nampakariny; fa efa nam-
pakatra vehivavy Kosita izy. 2
Dia hoy izy mianadahy: Moa Mosesy
hiany va no efa nitenenany Jehovah?
tsy izahay koa va no nitenenany?
Dia reny Jehovah izany. 3 Ary
Mosesy dia lehilahy nalemy fanahy
mihoatra noho ny olona rehetra atỳ
ambonin' ny tany. 4 Ary Jehovah
dia niteny tampoka taminy Mosesy
sy Arona ary Miriama hoe: Mivoa-
ha hianareo telo mianadahy ho any
amy ny trano-lay fihaonana. Dia
nivoaka izy telo mianadahy.
5 Ary andri-rahona no nidinany

[1] *Na:* anankiray tamy ny zatovony.

[2] Kibrota-hatava = Fasam-paniriana.

Jehovah, ka nitsangana teo am-
baravaran' ny trano-lay Izy; dia
niantso any Arona sy Miriama Izy,
ka nivoaka izy mianadahy.
6 Dia hoy Izy: Mba mihainoa
ny teniko: Raha misy mpaminaniny
Jehovah eo aminareo, dia amy ny
fahitana no hisehoako aminy, ary
amy ny nofy no hitenenako aminy.
7 Fa tsy toy izany kosa Mosesy
mpanompoko, izay mahatoky amy
ny tranoko rehetra. 8 Mifanatrika
no itenenako aminy, dia amy ny
fahitana, fa tsy amy ny teny saro-
pantarina, ary mijery ny endriky
Jehovah izy; ka nahoana hianareo
no tsy natahotra hanome tsiny any
Mosesy mpanompoko?
9 Dia nirehitra ny fahatezerany
Jehovah tamin' izy mianadahy, ka
niala Izy. 10 Ary ny rahona niala
tamy ny trano-lay; ary, indro, boka
Miriama ka *fotsy* tahaka ny oram-
panala; ary Arona dia nijery any
Miriama, ka indro fa boka izy.
11 Ary hoy Arona taminy Mo-
sesy: Indrisy, tompoko, masìna hia-
nao, aza atao ho helokay ny nanao-
vanay adaladala sy ny nanotanay.
12 Aza dia avela ho toy ny maty
izy, izay lany ny antsasaky ny no-
fony, raha vao teraka izy.
13 Ary Mosesy dia nitaraina ta-
miny Jehovah ka nanao hoe: An-
driamanitra ô, mifona aminao aho,
mba sitrano re izy! 14 Dia hoy
Jehovah taminy Mosesy: Raha nan-
drora tamy ny tavany rainy, moa
tsy ho menatra hafitoana va izy?
koa atokàny any ivelan' ny toby
hafitoana izy, ary rehefa afaka izany,
dia ampidiro indray. 15 Dia nato-
kana tany ivelan' ny toby hafitoana
Miriama; ary ny olona tsy niainga,
raha tsy efa nampidirina Miriama.
16 Ary rehefa afaka izany, dia
niainga niala tany Hazerota ny
olona ka nitoby tany an-efitra
Parana.

*Ny amy ny mpisafo-tany.*

XIII. ARY Jehovah niteny tami-
ny Mosesy ka nanao
hoe: 2 Maniraha lehilahy vitsivitsy
hisafo ny tany Kanana, izay omeko
ho any ny Zanak' Isiraely; dia
lehilahy iray avy isam-pirazanany
no hirahinareo, ka izay samy lohan'
ny fireneny avy. 3 Ary Mosesy
dia naniraka azy hiala any an-efitra
Parana, araka ny didiny Jehovah;
ary samy lohan' ny firenen' ny Za-
nak' Isiraely ireo lehilahy rehetra
ireo.
4 Ary izao no anarany: Avy
tamy ny fireneny Robena dia Samoa,
zanaky Zakora; 5 avy tamy ny
fireneny Simeona dia Safata, zanaky
Hory; 6 avy tamy ny fireneny Joda
dia Kaleba, zanaky Jefone; 7 avy
tamy ny fireneny Isakara dia Jigala,
zanaky Josefa; 8 avy tamy ny
fireneny Efraima dia Hosea, zanaky
Nona; 9 avy tamy ny fireneny
Benjamina dia Palty, zanaky Rafo;
10 avy tamy ny fireneny Zebolona
dia Gadiela, zanaky Sody; 11 avy
tamy ny fireneny Josefa, tamy ny
fireneny Manase, dia Gady, zanaky
Sosy; 12 avy tamy ny fireneny Dana
dia Amiela, zanaky Gemaly; 13 avy
tamy ny fireneny Asera dia Setora,
zanaky Mikaela; 14 avy tamy ny
fireneny Naftaly dia Naby, zanaky
Vofsy; 15 avy tamy ny fireneny
Gada dia Geoela, zanaky Maky. 16
Ireo no anaran' ny lehilahy izay
nirahiny Mosesy hisafo ny tany.
Ary Hosea, zanaky Nona, dia na-
taony Mosesy hoe Josoa.
17 Ary Mosesy naniraka ireo
hisafo ny tany Kanana ka nanao
taminy hoe: Miakara atỳ amy ny
tany atsimo hianareo, ka miakara
ho any amy ny tany havoana; 18
dia izahao izay toetry ny tany sy ny
olona monina any, na mahery, na
osa, na vitsy, na maro; 19 ary izay
toetry ny tany itoerany, na tsara,
na ratsy; ary ny toetry ny tanàna
izay itoerany, na ao an-day, na ao

an-tanàna mimanda; 20 ary ny toe-
try ny tany, na lonaka, na màzana,
na misy hazo eo, na tsia; ary mahe-
reza hianareo, ka itondray ny voka-
try ny tany. Ary ny andro fahi-
zany dia fahamasahan' ny voaloboka
mialintaona.
21 Dia niakatra ireo ka nisafo
ny tany hatramy ny efitra Zina ka
hatrany Rehoba, dia ao akaikiny
Hamata. 22 Dia niakatra tao amy
ny tany atsimo izy ka nankany
Hebrona; ary teo Ahimana sy Sesay
ary Talmay, teraky ny Anakita
(Ary Hebrona dia voaorina fito
taona talohany Zoana any Egypta).
23 Dia nankany amy ny lohasaha
Eskola izy ka nanapaka sampam-
boaloboka teo izay nisy sampahony
iray hiany, ary nolanjain-droa lahy
tamy ny hazo izany; ary ny am-
pongabendanitra sy ny aviavy dia
*nitondrany* koa. 24 Ary izany tany
izany dia nataony hoe Lohasaha
Eskola,[1] noho ny sampahom-boalo-
boka izay notapahin' ny Zanak'
Isiraely teo.
25 Ary niverina avy nisafo ny
tany ireo, nony afaka efa-polo andro.
26 Dia nankeo aminy Mosesy sy
Arona ary ny fiangonana, dia ny
Zanak' Isiraely rehetra, tany an-
efitra Parana izy, dia tany Kadesy,
ka nitondra teny taminy sy ny fian-
gonana rehetra sady naneho azy ny
vokatry ny tany.
27 Dia nilaza taminy izy ka
nanao hoe: Tonga tany amy ny
tany izay nanirahanao anay izahay,
koa tondra-dronono sy tantely tokoa
izy; ary itony no vokatra avy tany.
28 Kanefa kosa mahery ny olona
izay monina eo amy ny tany; ary
ny tanàna dia mimanda sady lehibe
dia lehibe; ary koa, nahita ny teraky
ny Anakita teo izahay. 29 Ny
Amalekita no monina eo amy ny
tany atsimo; ary ny Hetita sy ny
Jebosita ary ny Amorita no monina
any amy ny tany havoana; ary ny
Kananita no monina eo amoron' ny
ranomasina sy eo amorony Jordana.
30 Fa Kaleba dia nampangina ny
olona teo anatrehany Mosesy ka
nanao hoe: Andeha isika hiakatra
mihitsy mba hahazoantsika azy, fa
haharesy azy tokoa isika. 31 Fa
hoy kosa ny lehilahy izay niara-
niakatra taminy: Tsy mahazo mia-
katra handresy ny olona isika; fa
mahery noho isika izy. 32 Dia
nilaza ratsy ny tany izay nosafoiny
tamy ny Zanak' Isiraely izy ka
nanao hoe: Ny tany izay nalehanay
nosafoina dia tany izay mandevona
ny monina eo, ary ny olona rehetra
izay hitanay teo dia olona vaven-
tibe; 33 ary nahita ny Nefilima
teo izahay, dia taranaky ny Anakita
avy amy ny Nefilima; ary teo ima-
sonay dia tahaka ny tsingentana
izahay; ary toy izany koa izahay
teo imasony.

*Ny nandavan' ny Zanak' Isiraely tsy hiakatra ho eny amy ny tany Kanana.*

XIV. DIA nanandratra ny feony
ny fiangonana rehetra
ka nitaraina; ary nitomany ny olona
tamin' iny alina iny. 2 Dia nimo-
nomonona taminy Mosesy sy Arona
ny Zanak' Isiraely rehetra, ka hoy
ny fiangonana rehetra taminy: Inay
anie isika mba maty tany amy ny
tany Egypta hiany; na inay anie
isika mba maty tatỳ amin' ity efitra
ity! 3 Ary nahoana Jehovah no
mitondra antsika ho amin' ity tany
ity ho lavon-tsabatra, ary ny vadin-
tsika sy ny zanatsika madinika ho
babo; tsy aleontsika miverina ho
any Egypta va? 4 Dia nifampi-
taona hoe izy: Andeha hifidy mpita-
rika isika ka hiverina any Egypta.
5 Ary Mosesy sy Arona dia nian-
kohoka teo anatrehan' ny fivorian'
ny fiangonana, dia ny Zanak' Isiraely
rehetra.
6 Ary Josoa, zanaky Nona, sy

[1] Eskola = Sampaho.

Kaleba, zanaky Jefone, izay isan'
ny nisafo ny tany, dia nandriatra
ny fitafiany; 7 ary niteny tamy ny
fiangonana, dia ny Zanak' Isiraely
rehetra, izy roa lahy ka nanao hoe:
Ny tany izay nalehanay nosafoina
dia tany tsara indrindra. 8 Raha
sitraky Jehovah isika, dia hitondra
antsika ho amin' izany tany izany
Izy, ka homeny antsika, dia tany
tondra-dronono sy tantely. 9 Fa aza
miodina aminy Jehovah hianareo,
ary aza matahotra ny tompon-tany;
fa hanina ho antsika ireo; ny fiaro-
vany efa niala taminy, ary Jehovah
momba antsika; koa aza matahotra
azy hianareo. 10 Fa hoy ny fiango-
nana rehetra: Torahy vato izy roa
lahy.

Kanjo ny voninahitry Jehovah
niseho teo amy ny trano-lay fihao-
nana, teo anatrehan' ny Zanak'
Isiraely rehetra.

11 Dia hoy Jehovah taminy Mo-
sesy: Mandra-pahoviana no hamo-
tsifotsian' ity firenena ity Ahy? ary
mandra-pahoviana no tsy hinoany
Ahy noho ny famantarana rehetra
izay nataoko teo aminy? 12 Hamely
azy amy ny areti-mandringana Aho
ka hamongotra azy, fa hanao anao
ho firenena lehibe sy mahery noho
izy kosa.

13 Dia hoy Mosesy taminy Jeho-
vah: Dia ho ren' ny Egyptiana
izany; fa ny herinao no nitondranao
ity firenena ity nivoaka avy teo
aminy, 14 ary holazainy amy ny
monina eo amin' ity tany ity izany;
ary efa reny fa Hianao Jehovah no
eto amin' ity firenena ity, ary Hianao
Jehovah no hita mifanatrika, ary ny
rahonao mijanona eo amboniny, ary
Hianao no mitarika azy eo aloha
amy ny andri-rahona nony andro,
ary amy ny andri-afo nony alina.
15 Fa raha mahafaty ity firenena
ity toy ny olona iray Hianao, dia
hiteny ny jentilisa, izay nandre ny
lazanao, ka hanao hoe: 16 Satria
tsy zakany Jehovah ny mitondra
iny firenena iny ho any amy ny
tany izay nianianany taminy homena
azy, dia namono azy tany an-efitra
Izy. 17 Ary ankehitriny, aoka
hiseho ny halehiben' ny herin' ny
Tompo, araka ilay teninao hoe: 18
Mahari-po Jehovah sady be famin-
drampo, mamela heloka sy fahadiso-
ana, kanefa tsy mety manamarina
ny meloka, fa mamaly ny heloky ny
ray amy ny zanaka hatramy ny
zafiafy sy ny zafindohalika. 19 Mi-
fona aminao aho, mamelà ny helok'
ity firenena ity, araka ny halehiben'
ny famindramponao, sy araka ny
namelanao ny helok' ity firenena
ity hatrany Egypta ka mandraka
ankehitriny.

20 Dia hoy Jehovah: Efa nave-
lako araka ny teninao izany. 21
Kanefa raha velona koa Aho, ka ho
feno ny voninahitry Jehovah ny
tany rehetra, 22 ireo lehilahy rehe-
tra ireo, izay nahita ny voninahitro
sy ny famantarako izay nataoko
tany Egypta sy tany an-efitra, nefa
naka fanahy Ahy izao impolo izao,
ka tsy nihaino ny feoko, 23 dia tsy
hahita mihitsy ny tany izay niania-
nako tamy ny razany homena azy;
eny, izay rehetra namotsifotsy Ahy
dia samy tsy hahita izany. 24 Fa
ny aminy Kaleba mpanompoko kosa,
satria fanahy hafa no tao aminy, ka
tanteraka tamy ny fanarahana Ahy
izy, dia ho entiko ho any amy ny
tany izay nalehany izy, ary ny
zanany handova izany. 25 Ary ny
Amalekita sy ny Kananita no mpo-
nina eo amy ny lohasaha; koa
rahampitso dia miverena hianareo,
ka mankanesa any an-efitra amy ny
làlana mankany amy ny Ranomasina
Mena.

26 Ary Jehovah niteny taminy
Mosesy sy Arona ka nanao hoe:
27 Mandra-pahoviana no *mbola han-
deferako amin'* izao fiangonana ratsy
mimonomonona amiko izao? Efa
reko ny fimonomononan' ny Zanak'
Isiraely, izay imonomononany amiko.
28 Lazao aminy hoe: Raha velona
koa Aho, hoy Jehovah, dia araka

izay nolazainareo teo anatrehako no
hataoko aminareo: 29 Etỳ amin'
ity efitra ity no hiampatramparan'
ny fatinareo; ary hianareo rehetra
izay voalamina, araka ny nanisana
anareo, dia ny hatramy ny roa-polo
taona no ho miakatra, izay efa nimo-
nomonona tamiko, 30 dia tsy ho
tonga mihitsy any amy ny tany izay
nananganako tànana hamponenana
anareo, afa-tsy Kaleba, zanaky Jefo-
ne, sy Josoa, zanaky Nona. 31 Fa ny
zanakareo madinika kosa, izay nola-
zainareo fa ho babo, dia izy no ho
entiko miditra, ary izy no hahalala
ny tany izay nolavinareo. 32 Fa
ny aminareo, dia hiampatrampatra
amin' ity efitra ity ny fatinareo;
33 ary ny zanakareo hirenireny toy
ny mpiandry ondry atỳ an-efitra efa-
polo taona ka hiharan' ny valin' ny
fijangajanganareo, mandra-pahafati-
nareo rehetra atỳ an-efitra. 34
Araka ny isan' ny andro efa-polo
izay nisafoanareo ny tany,—ka ny
andro iray hosoloana taona iray—no
hitondranareo ny helokareo efa-polo
taona; ka dia ho fantatrareo ny
fahafoizako *anareo*. 35 Izaho Je-
hovah efa nilaza fa hataoko tokoa
izany amin' izao fiangonana ratsy
rehetra izao, izay miangona hiodina
amiko: etỳ amin' ity efitra ity no
hahalany ritra azy, ary etỳ nohaha-
fatesany.

36 Ary ny lehilahy izay nirahiny
Mosesy hisafo ny tany, dia izay
niverina ka nampimonomonona ny
fiangonana rehetra taminy Mosesy,
satria nanao laza ratsy ny tany
izy,—37 dia matin' ny areti-man-
dringana teo anatrehany Jehovah
ireny lehilahy nilaza ratsy ny tany
ireny. 38 Fa Josoa, zanaky Nona,
sy Kaleba, zanaky Jefone, kosa, izay
isan' ny lehilahy nandeha nisafo ny
tany, dia velona hiany.

39 Dia nolazainy Mosesy tamy
ny Zanak' Isiraely rehetra izany
teny izany; ka dia nanjoretra terỳ
ny olona.

40 Dia nifoha maraina koa izy
ary niakatra tany an-tampon' ny
tendrombohitra ka nanao hoe: In-
dreto izahay hiakatra ho any amy
ny tany izay nolazainy Jehovah, fa
efa nanota izahay.

41 Dia hoy Mosesy: Nahoana no
mandika ny didiny Jehovah hiana-
reo? fa tsy hambinina izany. 42
Aza miakatra, fa tsy momba anareo
Jehovah, 43 fandrao ho resy eo
anoloan' ny fahavalonareo hianareo;
fa ny Amelekita sy ny Kananita
dia eo anoloanareo, ka ho lavon-
tsabatra hianareo; satria niala tamy
ny fanarahana any Jehovah hiana-
reo, dia tsy homba anareo Izy.

44 Kanjo sahisahy foana izy ka
niakatra teo an-tampon' ny ten-
drombohitra hiany; nefa Mosesy sy
ny fiaran' ny fanekeny Jehovah tsy
niala teo an-toby. 45 Dia nidina
ny Amalekita sy ny Kananita, izay
nonina teo amin' izany tendrombo-
hitra izany, ka namely azy ary
nanorotoro azy hatrany Horma.

*Didy samihafa ny amy ny fanatitra.*

XV. ARY Jehovah niteny taminy
Mosesy ka nanao hoe: 2
Mitenena amy ny Zanak' Isiraely
hoe: Raha tonga any amy ny tany
honenanareo izay omeko anareo hia-
nareo 3 ka manatitra fanatitra atao
amy ny afo ho any Jehovah, dia omby
na ondry aman-osy hatao fanatitra
odorana, na fanatitra hafa alatsa-
dra hanalana voady, na amy ny sitra-
po, na amy ny fotoam-pivavahanareo,
hanaovana hanitra ankasitrahana
ho any Jehovah: 4 izay manatitra
ny fanatiny ho any Jehovah dia
hanatitra fanatitra hohanina koa,
dia koba tsara toto ampahafolon' ny
efaha voaharo diloilo ampahefatry
ny hina; 5 ary divay ampahefatry
ny hina hatao fanatitra aidina no
hampombainao ny fanatitra odorana,
na ny fanatitra hafa alatsa-dra, amy
ny isan-janak' ondry iray. 6 Ary
ho fanampin' ny isan-ondrilahy iray
dia koba tsara toto roa ampahafolon'
ny efaha voaharo diloilo ampahate-

lon' ny hina no haterinao ho fana-
titra hohanina; 7 ary divay ampa-
hatelon' ny hina no haterinao ho
fanatitra aidina, ho hanitra ankasi-
trahana ho any Jehovah. 8 Ary
raha manatitra omby ho fanatitra
odorana na ho fanatitra hafa alatsa-
dra hianao, hanalana voady, na ho
fanati-pihavanana ho any Jehovah,
9 dia fanatitra hohanina koa no ha-
terinao ho fanampin' ny isan-omby
iray, dia koba tsara toto telo ampa-
hafolon' ny efaha voaharo diloilo
antsasaky ny hina; 10 ary divay
antsasaky ny hina no haterinao ho
fanatitra aidina, ho fanatitra atao
amy ny afo, ho hanitra ankasitra-
hana ho any Jehovah.
11 Izany no hatao amy ny isan-
omby iray, na ny isan-ondrilahy
iray, na ny isan-janak' ondry iray,
na ny isan-janak' osy iray. 12 Ta-
haka izany no hataonareo amin' izy
rehetra, araka ny isan' ny zavatra
aterinareo. 13 Ny tompon-tany
rehetra samy hanao ireo zavatra
ireo araka izany, raha manatitra
fanatitra atao amy ny afo ho hani-
tra ankasitrahana ho any Jehovah
izy.
14 Ary raha misy vahiny eo
aminareo, na olona miara-mitoetra
aminareo, hatramy ny taranakareo
fara mandimby, ka manatitra fana-
titra atao amy ny afo ho hanitra
ankasitrahana ho any Jehovah izy,
dia araka izay ataonareo no ha-
taony. 15 Ary ny amy ny fiango-
nana, dia [1] lalàna iray hiany sy
fanao iray hiany no ho aminareo
sy izay vahiny eo aminareo koa, dia
lalàna mandrakizay hatramy ny
taranakareo fara mandimby izany:
tsy hisy hafa eo anatrehany Jeho-
vah na hianareo na ny vahiny. 16
Lalàna iray hiany sy fanao iray
hiany no ho aminareo sy izay vahiny
eo aminareo.
17 Ary Jehovah niteny taminy
Mosesy ka nanao hoe: 18 Mitenena
amy ny Zanak' Isiraely hoe: Raha
tonga any amy ny tany izay iton-
drako anareo hianareo 19 ka hihi
nana mofo avy amy ny vokatry ny
tany, dia hanokana izay [2] ho any
Jehovah. 20 Hanokana mofo iray
izay hatao amy ny voalohan' ny
kobanareo voafetafeta hianareo; ta-
haka izay atokana avy eo amy ny
famoloana no hanokananareo izany.
21 Ny voalohan' ny kobanareo voa-
fetafeta dia hanomezanareo ho any
Jehovah hatramy ny taranakareo
fara mandimby.
22 Ary raha manota tsy nahy
hianareo ka tsy mankatò ireo didy
rehetra ireo, izay nolazainy Jehovah
taminy Mosesy, 23 dia izay rehetra
nasainy Jehovah nandidiany Mosesy
anareo, hatramy ny andro izay
nanaovany Jehovah izany didy izany
ka hatramy ny taranakareo fara
mandimby, 24 koa atao tsy nahy
izany ka tsy fantatry ny fiangonana;
dia hanatitra vantotr' ombilahy iray
ny fiangonana rehetra ho fanatitra
odorana, ho hanitra ankasitrahana
ho any Jehovah, mbamy ny fanatitra
hohanina sy ny fanatitra aidina
momba azy, araka ny fanao, ary
osilahy iray ho fanatitra noho ny
ota. 25 Ary ny mpisorona dia hanao
fanavotana ho any ny fiangonana,
dia ny Zanak' Isiraely rehetra, ka
dia havela ny helony, satria natao
tsy nahy izany; ary hitondra ny
fanatiny izy, dia fanatitra atao amy
ny afo ho any Jehovah, ary ny fana-
tiny noho ny ota, eo anatrehany
Jehovah, noho ny ota tsy nahy na-
taony. 26 Dia havela ny heloky
ny fiangonana, dia ny Zanak' Isira-
ely rehetra, mbamin' izay vahiny eo
aminy; fa nahazo ny olona rehetra
izany noho ny ota tsy nahy.
27 Ary raha olona iray kosa no
manota tsy nahy, dia hanatitra osi-
vavy iray izay iray taona [3] izy ho

[1] *Na:* Ry fiangonana. [2] *Na:* hanatitra fanatitra asandratra.
[3] *Na:* hatramy ny iray taona no ho midina.

fanatitra noho ny ota. 28 Ary ny
mpisorona dia hanao fanavotana ho
any ny olona izay nanota tsy nahy
eo anatrehany Jehovah, ka dia havela
ny helony. 29 Lalàna iray hiany
no hatao amin' izay manota tsy
nahy, na amy ny Zanak' Isiraely
rehetra, na amy ny vahiny eo ami-
nareo.

30 Fa ny olona izay manota sahi-
sahy[1] kosa, na tompon-tany, na
vahiny, dia manamavo any Jehovah,
ka dia hofongorana tsy ho amy ny
fireneny. 31 Fa ny teniny Je-
hovah no nohamavoiny, ary ny
lalàny no nodikainy, dia hofongo-
rana tokoa izany olona izany; ny
helony dia ho aminy hiany.

*Ny natao tamin' ilay lehilahy nanan-gona kitay tamy ny andro Sabata.*

32 ARY raha tany an-efitra ny
Zanak' Isiraely, dia nahita
lehilahy anankiray nanangona kitay
hazo tamy ny andro Sabata. 33
Ary izay nahita azy nanangona
kitay dia nitondra azy teo aminy
Mosesy sy Arona ary ny fiangonana
rehetra. 34 Dia nambenana rale-
hilahy, satria tsy mbola fantatra
izay hatao aminy.

35 Ary hoy Jehovah taminy Mo-
sesy: Hatao maty tokoa izany lehi-
lahy izany; hitora-bato azy eny ive-
lan' ny toby ny fiangonana rehetra.
36 Dia namoaka azy ho eny ivelan'
ny toby ny fiangonana rehetra ka
nitora-bato azy, ka maty izy,—dia
araka izay nandidiany Jehovah any
Mosesy hiany.

*Ny amy ny hanaovana somotraviavy amy ny sisin' ny fitafian' ny Zanak' Isiraely.*

37 ARY Jehovah niteny taminy
Mosesy ka nanao hoe: 38
Mitenena amy ny Zanak' Isiraely,
ka asaovy asiany somotraviavy ny
sisin' ny fitafiany hatramy ny tara-
nany fara mandimby, ary aoka
hasiany kofehy manga eo amy ny
somotraviaviny. 39 Ary ho somo-
traviavy ho anareo izany, ka raha
jerenareo, dia hotsarovanareo sy
hankatoavinareo ny didiny Jehovah
rehetra; ary tsy handeha araka ny
fonareo hianareo, na araka ny maso-
nareo, izay andehananareo hijanga-
jangana,—40 mba hotsarovanareo
sy hankatoavinareo ny didiko rehe-
tra, ka dia ho masina ho an' Andria-
manitrareo hianareo. 41 Izaho no
Jehovah Andriamanitrareo, Izay ni-
tondra anareo nivoaka avy tany
amy ny tany Egypta mba ho An-
driamanitrareo: Izaho no Jehovah
Andriamanitrareo.

*Ny niodinany Kora sy ny namany, sy ny nanamarinany Jehovah ny fisoronany Arona.*

XVI. ARY Kora, zanaky Jizara,
zanaky Kehata, zanaky
Levy, ary Datana sy Abirama, zana-
ky Eliaba, sy Ona, zanaky Peleta,
izay samy taranaky Robena, dia nan-
drendri-*bahoaka*,[2] 2 ka nitsangana
teo anatrehany Mosesy izy ireo sy
ny Zanak' Isiraely dimam-polo amby
roan-jato, izay samy lohan' ny fian-
gonana avokoa, dia olona voafidin'
ny fiangonana sady nanan-daza; 3
koa niangona hiodina aminy Mosesy
sy Arona ireo ka nanao taminy hoe:
Aoka izay hianareo! fa masina avo-
koa ny fiangonana rehetra, sady Je-
hovah no eo aminy; koa nahoana
no dia manandra-tena ho ambonin'
ny fiangonany Jehovah hianareo?

4 Ary raha nandre izany Mosesy,
dia niankohoka izy 5 ka niteny
taminy Kora sy ny namany[3] rehe-
tra nanao hoe: Rahampitso dia
hasehony Jehovah izay Azy sy izay
masina ka hampanakekeny Azy;
dia izay fidiny no hampanakekeny
Azy. 6 Izao no ataovy, ry Kora
sy hianareo namany[3] rehetra: Makà
fitondran-afo ho anareo rahampitso,
7 dia asio afo eo anatiny ka asio

[1] *Heb.* amy ny tànana asandratra. [2] *Heb.* naka. [3] *Heb.* fiangonany.

ditin-kazo manitra eo aminy eo ana-
trehany Jehovah; ary ny lehilahy
izay fidiny Jehovah, dia izy no ho
masina; fa aoka izay hianareo, ry
taranaky Levy!

8 Dia hoy koa Mosesy taminy
Kora: Henoy, ry taranaky Levy:
9 Moa ataonareo ho zavatra kely
va ny nampisarahan' Andriamanitry
ny Isiraely anareo tamy ny fiango-
nan' ny Isiraely hitondrany anareo
ho akaiky Azy, hanaovanareo ny
fanompoam-pivavahana momba ny
tabernakeliny Jehovah sy hitoera-
nareo eo anatrehan' ny fiangonana
hanompo azy? 10 Dia nampanake-
keny Azy hianao sy ny rahalahinao
taranaky Levy rehetra miaraka
aminao, ary mitady ho mpisorona
koa va hianareo? 11 Ary noho
izany hianao sy ny namanao[1] rehetra
dia tafangona hiodina aminy Jeho-
vah; fa Arona moa no inona, no
imonomononanareo?

12 Ary Mosesy naniraka nampaka
any Datana sy Abirama, zanaky
Eliaba; fa hoy izy roa lahy: Tsy
hiakatra izahay. 13 Moa zavatra
kely va ny nitondranao anay niaka-
tra niala tany amin' izay tany
tondra-dronono sy tantely hahafaty
anay atỳ an-efitra, no dia manao
anao ho lehibenay koa hianao? 14
Ary koa, hianao tsy nitondra anay
ho any amin' izay tany tondra-
dronono sy tantely tsinona, na nano-
me anay saha sy tanimboaloboka
ho fanananay; hopotsirinao va ny
mason' ireto lehilahy ireto? Tsy
hiakatra izahay.

15 Dia tezitra indrindra Mosesy
ka nanao taminy Jehovah hoe: Aza
mijery ny fanatiny akory Hianao;
tsy naka na dia boriky iray akory
aza taminy aho, ary tsy nanisy ratsy
na dia tamy ny anankiray aminy
akory aza. 16 Dia hoy Mosesy
taminy Kora: Aoka hianao sy ny
namanao[1] rehetra ho tonga eo ana-
trehany Jehovah rahampitso, dia
hianao sy ireo ary Arona. 17 Ary
samia maka ny fitondran-afony avy
hianareo rehetra, ka asio ditin-kazo
manitra eo anatiny, ary samia mi-
tondra ny fitondran-afony avy hia-
nareo rehetra ho eo anatrehany
Jehovah, dia fitondran-afo dimam-
polo amby roan-jato; dia hianao sy
Arona samy *hitondra* ny fitondran-
afony avy.

18 Ary samy naka ny fitondran-
afony avy izy rehetra ka nanisy afo
teo anatiny, dia nanisy ditin-kazo
manitra teo anatiny; ary nijanona
teo anoloan' ny varavaran' ny trano-
lay fihaonana izy mbaminy Mosesy
sy Arona.

19 Ary Kora nanangona ny na-
many[2] rehetra ho eo anoloan' ny
varavaran' ny trano-lay fihaonana
hanohitra azy roa lahy; dia niseho
tamy ny fiangonana rehetra ny
voninahitry Jehovah.

20 Ary Jehovah niteny taminy
Mosesy sy Arona ka nanao hoe: 21
Mihataha amin' ity fiangonana ity
hianareo handringanako azy amy ny
indray mipì-maso monja.

22 Dia niankohoka izy roa lahy
ka nanao hoe: Andriamanitra ô,
Andriamanitry ny fanahin' ny nofo
rehetra, olona iray no nanota, ka
ho tezitra amy ny fiangonana rehetra
va Hianao?

23 Ary Jehovah niteny taminy
Mosesy ka nanao hoe: 24 Mitenena
amy ny fiangonana, ka lazao hoe:
Mihataha tsy hanodidina ny lainy
Kora sy Datana ary Abirama.

25 Dia nitsangana Mosesy ka
nankeo aminy Datana sy Abirama;
ary nanaraka azy ny loholon' ny
Isiraely. 26 Dia niteny tamy ny
fiangonana izy ka nanao hoe: Mialà
amy ny lain' ireo olon-dratsy ireo,
ka aza mikasika izay azy akory,
fandrao haringana koa hianareo noho
ny fahotany rehetra. 27 Dia niha-
taka ny olona mba tsy ho eo akai-
kin' ny lainy Kora sy Datana ary

[1] *Heb.* fiangonanao.

[2] *Heb.* fiangonany.

Abirama; ary Datana sy Abirama
nivoaka ka nijanona teo anoloan'
ny varavaran' ny lainy mbamy ny
vadiny sy ny zanani-lahy ary ny
zanany madinika.
28 Dia hoy Mosesy: Izao no ha-
hafantaranareo fa Jehovah no nani-
raka ahy hanao ireny asa rehetra
ireny, fa tsy avy tamy ny saiko
izany: 29 Raha maty toy ny faha-
fatin' ny olona rehetra ireo olona
ireo, na valiana araka ny famaliana
ny olona rehetra izy, dia tsy Jehovah
no naniraka ahy. 30 Fa raha hanao
zavatra vaovao kosa Jehovah, ka
hisokatra ny tany ary hitelina azy
mbamin' izay azy rehetra, ka ho
latsaka velona any amy ny fiainan-
tsi-hita [1] izy, dia ho fantatrareo fa
efa nandà any Jehovah ireo lehilahy
ireo.
31 Ary rehefa tapitra voalazany
izany teny rehetra izany, dia nivava
ny tany izay teo ambaniny; 32 eny,
nisokatra ny tany ka nitelina azy
sy ny ankohonany mbamy ny olona
rehetra izay any Kora ary ny fana-
nany rehetra. 33 Dia latsaka ve-
lona ho any amy ny fiainan-tsi-hita [1]
izy mbamin' izay azy rehetra; ary
ny tany dia nikatona taminy, ka
fongotra tsy ho amy ny fiangonana
intsony izy. 34 Ary ny Isiraely
rehetra izay nanodidina azy dia
nandositra noho ny fidradradradra-
ny; fa hoy izy: Andrao hitelina
antsika koa ny tany.
35 Ary nisy afo nivoaka avy
taminy Jehovah ka nandevona ny
lehilahy dimam-polo amby roan-jato
izay nanatitra ditin-kazo manitra.
XVII. Ary Jehovah niteny taminy
Mosesy ka nanao hoe: 2
Mitenena aminy Eleazara, zanaky
Arona mpisorona, mba hotsimponiny
eo anatin' ny may ny fitondran-afo,
ary ny afo dia aelezo lavitra; fa
masina ireny; 3 ary ny fitondran-
afon' ireo mpanota nanimba tena ireo
dia aoka hatao takelaka manify ha-
petaka amy ny alitara; fa nateriny
teo anatrehany Jehovah ireny ka
masina; ary ho famantarana ho any
ny Zanak' Isiraely ireny.
4 Ary nalainy Eleazara mpiso-
rona ny fitondran-afo varahina, izay
efa nanateran' ireo olona may ireo,
ka nofisahiny ho takelaka hapetaka
amy ny alitara 5 ho fahatsiarovana
ho any ny Zanak' Isiraely, mba tsy
hisy olon-kafa afa-tsy ny taranaky
Arona hiany no hahazo manakaiky
handoro ditin-kazo manitra eo ana-
trehany Jehovah; fandrao ho tahaka
any Kora sy ny namany [2] izy,—dia
araka ny teniny Jehovah izay nam-
pitondrainy any Mosesy.
6 Ary nony ampitso dia nimono-
monona taminy Mosesy sy Arona
ny fiangonana, dia ny Zanak' Isi-
raely rehetra, ka nanao hoe: Hiana-
reo efa nahafaty ny olony Jehovah.
7 Ary raha niangona hanome
tsiny any Mosesy sy Arona ny
fiangonana, dia nijery ny trano-lay
fihaonana izy, ka, indro, nanarona
azy ny rahona, ary niseho ny voni-
nahitry Jehovah. 8 Ary Mosesy sy
Arona dia nankeo anoloan' ny trano-
lay fihaonana.
9 Ary Jehovah niteny taminy
Mosesy ka nanao hoe: 10 Mialà
amin' io fiangonana io handringa-
nako azy amy ny indray mipì-maso
monja. Dia niankohoka izy roa
lahy.
11 Ary hoy Mosesy taminy
Arona: Alao ny fitondran-afo, ka
asio afo avy eo ambonin' ny alitara
izy, dia asio ditin-kazo manitra, ka
ento faingana eo amy ny fiangonana,
ka manaova fanavotana ho azy; fa
efa mivoaka avy taminy Jehovah ny
fahatezerana, ary efa miantomboka
ny areti-mandringana. 12 Dia na-
lainy Arona izany, araka izay nan-
didiany Mosesy, ka nihazakazaka ho
eo afovoan' ny fiangonana izy; ary,
indro, efa niantomboka teo amy ny
olona ny areti-mandringana; ary

[1] *Heb.* Sheola. [2] *Heb.* fiangonany.

nandoro ny ditin-kazo manitra teo
izy ka nanao fanavotana ho any ny
olona. 13 Dia nijanona teo ane-
lanelan' ny maty sy ny velona izy,
ka dia nitsahatra ny areti-mandrin-
gana.

14 Ary izay efa matin' ny areti-
mandringana dia fiton-jato amby
efatra arivo sy iray alina, afa-tsy
izay efa maty noho ny aminy Kora.

15 Ary Arona niverina ho eo
aminy Mosesy teo anoloan' ny vara-
varan' ny trano-lay fihaonana; ary
ny areti-mandringana dia nitsa-
hatra.

16 Ary Jehovah niteny taminy
Mosesy ka nanao hoe: 17 Mitenena
amy ny Zanak' Isiraely, ka analao
tehina iray avy araka ny fianaka-
viany izy, ka ny lohan' ny fireneny
rehetra araka ny fianakaviany avy
no hanalana azy, dia tehina roa
amby ny folo; ary samy soraty eo
amy ny tehiny avy ny anaran' izy
rehetra. 18 Fa ny anarany Arona
no hosoratanao amy ny tehiny
Levy; fa tehina iray avy no ho any
ny lohan' ny fianakaviany. 19 Dia
hataonao ao amy ny trano-lay fihao-
nana ireo, dia eo anoloan' ny Vavo-
lombelona,[1] izay ihaonako aminareo.
20 Ary ny tehin' ny lehilahy izay
hofidiko dia hitsimoka; ka dia ham-
panginiko ny fimonomononan' ny
Zanak' Isiraely amiko, izay imono-
mononany aminareo.

21 Ary Mosesy dia niteny tamy
ny Zanak' Isiraely, ka ny lohan' ny
firenena dia samy nanatitra tehina
iray avy teo aminy araka ny fiana-
kaviany, dia tehina roa amby ny
folo; ary ny tehiny Arona dia teo
afovoan' ireo tehiny ireo. 22 Dia
napetraky Mosesy teo anatrehany
Jehovah, dia tao amy ny trano-
lain' ny Vavolombelona[1] ireo tehina
ireo.

23 Ary nony ampitso dia niditra
tao amy ny trano-lain' ny Vavolom-
belona[1] Mosesy, ary indro fa nitsi-
moka ny tehiny Arona, izay ho any
ny taranaky Levy, dia nanaroka sy
namony ka namoa amygdala. 24
Dia nentiny Mosesy nivoaka hiala
eo anatrehany Jehovah ny tehina
rehetra, ho eo amy ny Zanak' Isi-
raely rehetra; dia nijery izy, ka
samy nandray ny tehiny avy.

25 Dia hoy Jehovah taminy Mo-
sesy: Avereno ny tehiny Arona ho
eo anoloan' ny Vavolombelona,[1]
hotehirizina ho famantarana ho any
ny mpiodina, ka dia hatsahatrao
hiala amiko ny fimonomononany,
mba tsy ho faty izy. 26 Dia na-
taony Mosesy izany; araka izay efa
nandidiany Jehovah azy no nataony.

27 Dia niteny taminy Mosesy ny
Zanak' Isiraely ka nanao hoe: In-
dro, maty izahay, ringana izahay,
eny, ringana avokoa izahay rehetra.
28 Ho faty izay rehetra manakaiky,
dia izay manakaiky ny taberna-
keliny Jehovah; ho lany maty va
izahay?

*Ny amy ny raharahan' ny Levita sy ny mpisorona, ary ny zavatra izay natao anjarany.*

XVIII. ARY hoy Jehovah taminy
Arona: Hianao sy
ny zanakao ary ny tarana-drainao
no hitondra ny heloky ny fitoerana
masina; ary hianao sy ny zanakao
koa no hitondra ny heloky ny
fisoronanareo.

2 Ary ny rahalahinao avy amy
ny fireneny Levy izay firenen' ny
razanao koa dia ento miaraka ami-
nao, mba hikambana aminao izy ka
hanompo anao; fa hianao sy ny
zanakao[2] ho eo anoloan' ny trano-
lain' ny Vavolombelona.[1] 3 Dia
hitandrina ny anjara-raharahanao
sy ny anjara-raharaha rehetra mom-
ba ny trano-lay izy; kanefa ny
fanaky ny fitoerana masina sy ny
alitara dia tsy mba hakekeny, fan-
drao maty ireo sy ny tenanareo koa.
4 Dia hikambana aminao izy ka

[1] *Dia ny Didy Folo.* [3] *Na:* hanompo anao mbamy ny zanakao, etc.

hitandrina ny anjara-raharaha mom-
ba ny trano-lay fihaonana, dia ny
fanompoana rehetra momba ny
trano-lay; ary tsy hisy olon-kafa
hanakaiky anareo.
5 Dia hotandremanareo ny an-
jara-raharaha momba ny fitoerana
masina sy ny anjara-raharaha mom-
ba ny alitara, mba tsy hisy faha-
tezerana hahazo ny Zanak' Isiraely
intsony. 6 Ary, indro, Izaho efa
naka ny Levita rahalahinareo avy
tamy ny Zanak' Isiraely; omena
anareo izy ho fanomezana ho any
Jehovah mba hanao ny fanompoana
momba ny trano-lay fihaonana. 7
Fa hianao sy ny zanakao kosa no
hitandrina ny fisoronanareo ka ha-
nompo ny amy ny zavatra rehetra
momba ny alitara sy ny ao anatin'
ny efitra lamba, dia fanompoana
omeko anareo ny fisoronana; ary ny
olon-kafa izay manakaiky dia hatao
maty.
8 Ary Jehovah niteny taminy
Arona hoe: Indro, Izaho efa nampi-
tandrina anao ny fanatitra ho Ahy,
dia ny zava-masina rehetra aterin'
ny Zanak' Isiraely; efa nomeko ho
anjaranao sy ny taranakao izany,
ho anjara mandrakizay. 9 Izao no
ho anao amy ny zavatra masina
indrindra, avy *amy ny fanatitra
atao* amy ny afo: ny fanatiny re-
hetra, dia ny fanatiny hohanina
rehetra sy ny fanatiny noho ny ota
rehetra ary ny fanati-panonerany
rehetra, izay hanonerany ho Ahy;
ho masina indrindra ho anao sy ny
taranakao izany. 10 Toy ny fihina-
nanao ny zavatra [1] masina indrindra
no hihinananao azy; ny lehilahy
rehetra no mahazo mihinana azy:
masina ho anao izany. 11 Ary
izao koa no ho anao: ny zavatra
omeny ho fanatitra, dia ny fanatitra
ahevaheva rehetra aterin' ny Zanak'
Isiraely; efa nomeko ho anao sy
ny zanakao-lahy ary ny zanakao-
vavy koa izany ho anjara mandra-
kizay; izay rehetra madio amy ny
ankohonanao no mahazo mihinana
izany. 12 Izay rehetra tsara indrin-
dra amy ny diloilo sy ny ranom-boalo-
boka ary ny vary, dia ny voaloham-
bokatra aminy, izay ateriny ho any
Jehovah, dia efa nomeko anao. 13
Ny voaloham-bokatra rehetra eo
amy ny taniny, izay hateriny ho
any Jehovah, dia ho anao; izay
rehetra madio amy ny ankohona-
nao no mahazo mihinana azy. 14
Ny zavatra rehetra voatokana [2] amy
ny Isiraely dia ho anao. 15 Ny
voalohan-teraka rehetra, izay ate
riny ho any Jehovah, na olona, na
biby, dia ho anao avokoa; kanefa
tsy maintsy havotanao ny voalohan-
teraky ny olona, ary ny voalohan-
teraky ny biby maloto dia havo-
tanao koa. 16 Ary ny amy ny
fanavotana azy, dia izay efa iray
volana no havotanao, araka izay
ataonao tombany, dia sekely dimy,
araka ny sekely masina (gera roa-
polo izany). 17 Fa ny voalohan-
teraky ny omby, na ny voalohan-
teraky ny ondry, na ny voalohan-
teraky ny osy kosa tsy mba havo-
tanao, fa masina ireny; ny rany
dia hatopinao amy ny alitara, ary ny
saborany hodoranao ho fofona, ho
fanatitra atao amy ny afo, ho hani-
tra ankasitrahana ho any Jehovah.
18 Dia ho anao ny henany, ho
anao tahaka ny tratra ahevaheva, sy
tahaka ny soroka [3] ankavanana. 19
Ny fanatitra rehetra izay alaina
avy amy ny zava-masina aterin' ny
Zanak' Isiraely ho any Jehovah dia
efa nomeko anao sy ny zanakao-lahy
ary ny zanakao-vavy ho anjara [4]
mandrakizay; dia fanekena mandra-
kizay asian-tsira eo anatrehany Je-
hovah izany ho aminao sy ny tara-
nakao koa. 20 Ary hoy Jehovah
taminy Arona: Tsy mba hanana
lova eo amy ny tany hianao sady

---

[1] Ao amy ny fitoerana. [2] *Heb.* natao herema. [3] *Na:* fe.
[4] *Heb.* anjara tamy ny nanosorana azy.

tsy mba hanana anjara eo aminy;
Izaho no anjaranao sy lovanao eo
amy ny Zanak' Isiraely.
21 Ary, indro, ny taranaky Levy
efa nomeko ny fahafolon-karena
rehetra amy ny Isiraely ho fana-
nany noho ny fanompoana izay
ataony, dia ny fanompoana ny amy
ny trano-lay fihaonana. 22 Ary
tsy mahazo manakaiky ny trano-
lay fihaonana intsony ny Zanak'
Isiraely, fandrao meloka izy ka
maty. 23 Fa ny Levita hiany no
hanao ny fanompoana momba ny
trano-lay fihaonana, ary izy no
hitondra[1] ny helony; ho lalàna
mandrakizay amy ny taranakareo
hatramy ny taranaka fara man-
dimby izany, fa tsy hanan-tany ho
lovany eo amy ny Zanak' Isiraely
izy. 24 Fa ny fahafolon-karen' ny
Zanak' Isiraely, izay ateriny ho
fanatitra ho any Jehovah, dia efa
nomeko ho any ny taranaky Levy
ho fananany; izany no nilazako
taminy hoe: Tsy hanana lova eo
amy ny Zanak' Isiraely izy.
25 Ary Jehovah niteny taminy
Mosesy ka nanao hoe: 26 Mitenena
indray amy ny Levita hoe: Rehefa
raisinareo amy ny Zanak' Isiraely
ny fahafolon-karena, izay efa nome-
ko ho fanananareo avy aminy, dia
hanalanareo ampahafolony kosa ho
any Jehovah izany. 27 Ary ny
fanatitra alainareo dia hisaina ho
anareo toy ny vary avy eo am-
pamoloana sy ny divay avy eo amy
ny famiazana. 28 Toy izany koa
no hanateranareo fanatitra ho any
Jehovah avy amy ny fahafolon-
karenareo rehetra, izay horaisinareo
amy ny Zanak' Isiraely; ary avy
amin' izany no hanateranareo ho
any Jehovah, dia ho any Arona
mpisorona. 29 Ary amy ny zava-
tra rehetra omena anareo no hana-
teranareo ny fanatitra rehetra izay
alaina ho any Jehovah, dia amin'
izay rehetra tsara indrindra avy
aminy, dia izay zavatra masina avy
aminy. 30 Dia lazao aminy hoe:
Raha maka ny tsara indrindra avy
aminy hianareo, dia hisaina ho any
ny Levita toy ny vokatra avy eo
am-pamoloana sy ny divay avy eo
amy ny famiazana izany. 31 Dia
mahazo mihinana izany eo amy ny
fitoerana rehetra hianareo sy ny
ankohonanareo; fa karamanareo
izany noho ny fanompoanareo ao
amy ny trano-lay fihaonana. 32
Ary tsy hahazoanareo heloka ireny,
raha maka ny tsara indrindra avy
aminy hianareo; ary tsy holotoi-
nareo ny zava-masina aterin' ny
Zanak' Isiraely, dia tsy ho faty
hianareo.

*Ny lalàna ny amy ny vantotr' ombivavy mena.*

XIX. ARY Jehovah niteny tami-
ny Mosesy sy Arona ka
nanao hoe: 2 Izao no lalàna hotan-
dremana, izay efa nandidiany Jeho-
vah: Lazao amy ny Zanak' Isiraely
mba hitondrany vantotr' ombivavy
mena, izay tsy misy kilema na tsiny
sady tsy mbola nasiana zioga. 3
Ary omeo ho any Eleazara mpiso-
rona iny, dia hasaina ho entina eny
ivelan' ny toby ka hovonoina eo
anatrehany. 4 Dia hanalany Elea-
zara mpisorona amy ny fanondrony
ny rany ka hafafiny impito manan-
drify ny trano-lay fihaonana. 5 Dia
hodorana eo imasony ilay vantotr'
ombivavy: ny hodiny sy ny henany
ary ny rany mbamy ny taindroro-
hany dia hodorana avokoa. 6 Ary
ny mpisorona dia haka hazo sedera
sy hysopa ary jaky ka hanipy azy
eo afovoan' ny afo andoroana ny
vantotr' ombivavy.
7 Dia hosasan' ny mpisorona ny
fitafiany, ary handro amy ny rano
izy, ary rehefa afaka izany, dia han-
keo amy ny toby izy; ary haloto
mandra-paharivan' ny andro ny
mpisorona. 8 Ary izay mandoro

[1] *Na:* hanaisotra.

ilay ombivavy dia hanasa ny fitafiany sady handro amy ny rano, ary haloto mandra-paharivan' ny andro.
9 Dia hangonin' izay lehilahy madio anankiray ny lavenon' ilay vantotr' ombivavy ka hapetrany eo ivelan' ny toby eo amin' izay fitoerana madio anankiray, dia hotehirizina ho any ny fiangonan' ny Zanak' Isiraely izany ho rano fanadiovana: fanatitra noho ny ota izany. 10
Ary ilay nanangona ny lavenon' ny vantotr' ombivavy dia hanasa ny fitafiany, ary haloto mandra-pahariván' ny andro; ary ho lalàna mandrakizay ho any ny Zanak' Isiraely sy ny vahiny eo aminy izany.

11 Izay mikasika fatin' olona dia haloto hafitoana. 12 Hanadio ny tenany amin' izany rano izany izy amy ny andro fahatelo, ary amy ny andro fahafito dia hadio izy;[1] fa raha tsy manadio ny tenany amy ny andro fahatelo kosa izy, dia tsy hadio amy ny andro fahafito. 13
Izay rehetra mikasika fatin' olona ka tsy manadio ny tenany dia mandoto ny tabernakeliny Jehovah ka hofongorana tsy ho amy ny Isiraely; satria tsy nofafazana ny rano fanadiovana izy, dia haloto: ny fahalotoany mbola eo aminy hiany.

14 Izao no lalàna, raha misy olona maty ao an-day: Izay rehetra miditra ao an-day sy izay rehetra ao anatin' ny lay dia haloto hafitoana.
15 Ary ny fanaka rehetra misokatra, izay tsy misy rakotra voafehy aminy, dia haloto.

16 Ary izay rehetra mikasika izay matin-tsabatra any an-tsaha, na fatin' olona, na taolan' olona, na fasana, dia haloto hafitoana. 17
Dia hangalana ho any ny maloto ny lavenon' ilay nodorana teo ho fanatitra noho ny ota, ary hasiany rano nalaina tamy ny rano mandeha izany eo am-bilia. 18 Dia haka hysopa ny lehilahy madio anankiray ka hanoboka azy eo amy ny rano, dia hafafiny amy ny lay mbamy ny fanaka rehetra sy ny olona izay eo ary ilay nikasika ny taolana, na ny novonoina, na ny matin' aretina, na ny fasana. 19 Ary ny maloto dia hofafazan' ilay olona madio amy ny andro fahatelo sy ny fahafito; dia hanadio ny tenany amy ny andro fahafito izy ka hanasa ny fitafiany sy handro amy ny rano, dia hadio rehefa hariva. 20 Fa ny olona izay naloto ka tsy nanadio ny tenany dia hofongorana tsy ho amy ny fiangonana, satria nandoto ny fitoera-masiny Jehovah izy; ny rano fanadiovana tsy nafafy taminy: maloto izy. 21 Dia ho lalàna mandrakizay aminy izany, fa izay mamafy ny rano fanadiovana dia hanasa ny fitafiany; ary izay mikasika ny rano fanadiovana dia haloto mandra-paharivan' ny andro. 22 Ary ny zavatra rehetra izay voakasiky ny maloto dia haloto; ary ny olona izay mikasika azy dia haloto mandra-paharivan' ny andro.

*Ny nitobian' ny Zanak' Isiraely tao Kadesy, sy ny nahadiso any Mosesy sy Arona tamin' izy nampivoaka rano avy tamy ny vatolampy.*

XX. ARY tamy ny volana voalohany dia tonga tao anefitra Zina ny Zanak' Isiraely, dia ny fiangonana rehetra; ary nitoetra tao Kadesy ny olona. Ary maty tao Miriama ka nalevina tao.

2 Ary tsy nisy rano ho any ny fiangonana, ka dia niangona izy hiodina aminy Mosesy sy Arona.
3 Dia nila ady taminy Mosesy ny olona ka niteny hoe: Inay anie izahay mba maty tamy ny nahafatesan' ny rahalahinay teo anatrehany Jehovah! 4 Fa nahoana no nitondra ny fiangonany Jehovah ho amin' ity efitra ity hianareo, mba hahafaty anay sy ny ombinay eto? 5 Ary nahoana no nitondra anay niakatra

[1] *Na:* amy ny andro fahatelo sy amy ny andro fahafito, dia hadio izy.

avy tany Egypta hianareo, hampiditra anay ho amin' ity tany ratsy ity, izay tsy misy voan-javatra, na aviavy, na voaloboka, na ampongabendanitra akory, sady tsy misy rano hosotroina?

6 Dia niala teo anatrehan' ny fiangonana Mosesy sy Arona ho eo anoloan' ny varavaran' ny trano-lay fihaonana ka niankohoka; dia niseho taminy ny voninahitry Jehovah.

7 Ary Jehovah niteny taminy Mosesy ka nanao hoe: 8 Alao ny tehina, ka vorionao sy Arona rahalahinao ny fiangonana, ary mitenena amy ny vatolampy eo imasony, dia hampiboiboika ny ranony izy; ary hampivoaka rano ho any ny olona avy amy ny vatolampy hianao, ka dia hampisotroinao ny fiangonana sy ny biby fiompiny.

9 Dia nalainy Mosesy ny tehina avy teo anatrehany Jehovah, araka izay nandidiany azy. 10 Dia novoriny Mosesy sy Arona teo anoloan' ny vatolampy ny fiangonana; ka dia hoy izy: Mihainoa, ry mpiodina: Moa amin' ity vatolampy ity va no hampivoahanay rano ho anareo? 11 Ary Mosesy dia nanainga ny tànany ka nikapoka ny vatolampy indroa tamy ny tehiny; dia niboiboika be dia be ny rano, ka nisotro avokoa ny fiangonana sy ny biby fiompiny.

12 Ary Jehovah niteny taminy Mosesy sy Arona hoe: Satria tsy nino Ahy hianareo hanamasina Ahy eo imason' ny Zanak' Isiraely, dia tsy hitondra izao fiangonana izao ho any amy ny tany izay nomeko azy hianareo.

13 Ìty no ranony Meriba,[1] izay nilan' ny Zanak' Isiraely ady taminy Jehovah, ka nisehoany Jehovah ho masina tamy ny nataony taminy.

*Ny teny nampitondrain' ny Isiraely tamy ny mpanjakany Edoma.*

14 ARY Mosesy dia naniraka olona avy tao Kadesy hankany amy ny mpanjakany Edoma hanao hoe: Izao no lazainy Isiraely rahalahinao: Hianao mahalala ny fahoriana rehetra izay nanjo anay:
15 dia ny nidinan' ny razanay tany Egypta, sy ny nitoeranay ela tany; ary nampahory anay sy ny razanay ny Egyptiana; 16 ary raha nitaraina taminy Jehovah izahay, dia nihaino ny feonay Izy ka naniraka Anjely sy nitondra anay nivoaka avy tany Egypta; ary, indreto, tonga eto Kadesy, tanàna eto amy ny faritry ny taninao, izahay; 17 koa aoka mba handeha hamaky ny taninao izahay; fa tsy handeha hamaky ny saha sy ny tanimboaloboka, na hisotro ny rano amy ny lavaka fantsakana akory: ny làlan' andriana hiany no halehanay, fa tsy hania izahay na ho amy ny ankavanana na ho amy ny ankavia mandra-pahafakay ny faritry ny taninao.

18 Fa hoy ny Edomita taminy: Tsy mahazo mandeha mamaky ny taniko hianao, fandrao hivoaka hamely anao amy ny sabatra aho.

19 Dia hoy ny Zanak' Isiraely taminy: Ny làlambe hiany no halehanay, fa raha hisotro ny ranonao izaho sy ny omby aman-ondriko, dia hefaiko vola izany; fa tsy hanao na inona na inona aho, fa handalo fotsiny hiany.

20 Fa hoy izy: Tsy mahazo mandalo atỳ hianao. Ary nivoaka hisakana azy ny Edomita nitondra vahoaka betsaka sady nanao tànamahery. 21 Toy izany no nandavan' ny Edomita ka tsy namela ny Isiraely hamaky ny taniny, ka dia nivily niala taminy ny Zanak' Isiraely.

---

[1] Meriba = Ady.

*Ny nahafatesany Arona.*

22 ARY nifindra ny Zanak' Isira-
ely, dia ny fiangonana re-
hetra, ka niala tany Kadesy ary
tonga tao an-tendrombohitra Hora.
23 Ary Jehovah niteny taminy
Mosesy sy Arona tao an-tendrombo-
hitra Hora, tao amy ny fari-taniny
Edoma, ka nanao hoe: 24 Arona
hangonina any amy ny razany; fa
tsy hiditra any amy ny tany izay
nomeko ny Zanak' Isiraely izy,
satria nandà ny teniko teo amy ny
ranony Meriba hianareo. 25 Alao
Arona sy Eleazara zanany, ka ento
miakatra ao an-tendrombohitra Hora
izy mianaka; 26 dia esory ny fita-
fiany Arona, ka atafio any Eleazara
zanany; ary Arona hangonina *any
amy ny razany* ka ho faty ao.
27 Ary Mosesy nanao araka izay
nandidiany Jehovah; dia niakatra
tao an-tendrombohitra Hora teo
imason' ny fiangonana rehetra izy
telo mianaka. 28 Dia nesoriny
Mosesy ny fitafiany Arona ka nata-
finy any Eleazara zanany; ary maty
tao an-tampon' ny tendrombohitra
Arona; dia nidina avy tao an-
tendrombohitra Mosesy sy Eleazara.
29 Koa nony hitan' ny fiangonana
rehetra fa maty Arona, dia nisaona
azy telo-polo andro izy, dia ny
taranaky Isiraely rehetra.

*Ny nandresen' ny Isiraely ny mpan-
jakany Arada.*

XXI. ARY raha ren' ilay Kana-
nita, mpanjakany Arada,
izay nonina teo amy ny tany atsimo,
fa efa mandeha amy ny làlana man-
kany Atarima[1] ny Isiraely, dia niady
taminy izy, ka nentiny ho babo ny
sasany tamy ny Isiraely.
2 Dia nivoady taminy Jehovah
ny Isiraely ka nanao hoe: Raha
hatolotrao eo an-tànanay tokoa ity
firenena ity, dia hataonay levona[2]
avokoa ny tanànany. 3 Ary Jeho-
vah nihaino ny feon' ny Isiraely ka
dia natolony azy ny Kananita; ary
dia nataon' ny Isiraely levona[2] izy
sy ny tanànany; koa ny anaran'
izany tany izany dia natao hoe
Horma.[3]

*Ny Menarana Varahina.*

4 ARY niala tany an-tendrombo-
hitra Hora izy ka nahazo
ny làlana mankany amy ny Rano-
masina Mena hanodidina ny tany
Edoma; dia kivy ny fanahin' ny
olona noho ny làlana. 5 Ary niteny
nanome tsiny an' Andriamanitra sy
Mosesy ny olona ka nanao hoe:
Nahoana no nentinao niakatra avy
tany Egypta izahay ho faty atỳ an-
efitra? fa tsy misy mofo na rano
atỳ; ary mahamonamonaina ny
fanahinay itony mofomofo foana
itony.
6 Ary Jehovah dia nampandeha
ny menaran' afo teny amy ny olona,
ka nanaikitra ny olona ireny; dia
nahafatesana be ny olona Isiraely.
7 Dia nankeo aminy Mosesy ny
olona ka nanao hoe: Efa nanota
izahay, fa efa niteny nanome tsiny
any Jehovah sy hianao. Ifony
aminy Jehovah izahay mba haneso-
rany ny menarana aminay. Dia
nifona ho any ny olona Mosesy.
8 Ary hoy Jehovah taminy: Ma-
naova menaran' afo, ka ahantòny
amy ny hazo lava, ary izay rehetra
voakaikitra dia ho velona, raha
mijery izany. 9 Dia nanao mena-
rana varahina Mosesy ka nanantona
azy tamy ny hazo lava; ary izay
olona voakaikitry ny menarana ka
nijery ilay menarana varahina dia
velona.

*Ny nandehanan' ny Isiraely nano-
didina ny tany Edoma sy Moaba,
ary ny nandreseny any Sihona sy
Oga.*

10 ARY ny Zanak' Isiraely nifin-
dra ka nitoby tao Obota,

[1] *Na:* amy ny làlan' ny mpisafo-tany. [2] *Heb.* herema. [3] Horma = Herema.

11 Ary nony niala tao Obota izy,
dia nitoby tao Ie-abarima, tany amy
ny efitra izay mifanolotra aminy
Moaba, tandrifin' ny fiposahan' ny
masoandro. 12 Ary nony niala tao
izy, dia nitoby tao amy ny lohasahan-
driaka Zareda. 13 Ary nony niala
tao izy, dia nitoby tao an-dafiny
Arnona, izay any an-efitra sady avy
amy ny fari-tanin' ny Amorita; fa
Arnona no fari-tanin' ny Moabita,
eo anelanelan' ny Moabita sy ny
Amorita.
14 Koa izany no ilazana eo amy
ny bokin' ny Adiny Jehovah hoe:

Vaheba any Sofa
Sy ny lohasahan-driaka Arnona,
15 Ary ny tany kisolosolo amy ny lohasahan-driaka,
Izay mandroso mankeo amy ny taniny Ara
Ka mipaka amy ny fari-taniny Moaba.

16 Ary niala tao izy hankany
Bera,[1] dia ilay lavaka fantsakana
nilazany Jehovah taminy Mosesy
hoe: Angony ny olona, fa homeko
rano izy. 17 Dia nihira izao fihi-
rana izao ny Isiraely:

Miboiboiha, ry lavaka fantsakana! Ataovinareo an-kira izy;
18 Lavaka fantsakana izay nohadin' ireo mpanao lalàna,
Ary nolavahan' ireo manankaja amy ny firenena
Tamy ny tehiny, dia ny tehina fanapahana.

Ary nony niala tany an-efitra izy,
dia nankao Matana.
19 Ary nony niala tao Matana
izy, dia nankao Nahaliela; ary nony
niala tao Nahaliela izy, dia nankao
Bamota; 20 ary nony niala tao
Bamota izy, dia nankany an-doha-
saha izay ao amy ny tany Moaba,
ao an-tampony Pisga, izay manatrika
ny efitra.
21 Ary ny Isiraely naniraka
olona ho any aminy Sihona, mpan-
jakan' ny Amorita hanao hoe: 22
Aoka mba handeha hamaky ny tani-
nao izahay, fa tsy hania ho amy ny
saha na ho amy ny tanimboaloboka
izahay, ary tsy hisotro ny rano amy
ny lavaka fantsakana; ny làlan'
andriana hiany no halehanay man-
dra-pahafakay ny fari-taninao.
23 Nefa Sihona tsy namela ny
Isiraely handeha hamaky ny taniny,
fa nanangona ny vahoakany rehetra
izy ka nivoaka avy tany an-efitra
hihaona amy ny Isiraely, dia nan-
kany Jahaza; ary niady tamy ny
Isiraely teo izy. 24 Ary ny Isiraely
namely azy tamy ny lelan-tsabatra
ka nahazo ny taniny hatrany Arnona
ka hatrany Jaboka, dia hatramy ny
taranaky Amona; fa mafy ny fari-
tanin' ny taranaky Amona.
25 Dia nalain' ny Isiraely izany
tanàna rehetra izany; ary nonenany
ny tanànan' ny Amorita rehetra,
dia Hesbona sy ny zana-bohiny re-
hetra. 26 Hesbona no tanànany
Sihona, mpanjakan' ny Amorita,
izay efa nanafika ny mpanjakany
Moaba taloha, ka efa nalainy taminy
avokoa ny taniny rehetra hatrany
Arnona. 27 Izany no nanaovan'
ny mpanao oha-teny hoe:

Midira ao Hesbona hianareo;
Aoka hamboarina sy hatao mafy ny tanànany Sihona;
28 Fa nisy afo nivoaka avy tao Hesbona,
Sy lelafo avy tao an-tanànany Sihona,
Ka nandevona any Arany Moaba
Sy ny tompon' ny havoany Arnona.
29 Lozanao, ry Moaba!
Ringana hianao, ry olony Kemosy!
Foiny handositra ny zananilahy,
Ary navelany ho babo ny zanani-vavy,

---

[1] Bera = Lavaka fantsakana.

Ho any Sihona, mpanjakan'
ny Amorita.
30 Notifirintsika izy; ringana
Hesbona hatrany Dibona;
Nofoanantsika izy hatrany
Nofa, izay mipaka any Me-
deba.
31 Dia nitoetra tao amy ny
tanin' ny Amorita ny Isiraely.
32 Ary Mosesy naniraka olona
hisafo any Jazera; ary *ny Isiraely*
dia nahafaka ny zana-bohiny ka
nandroaka ny Amorita izay tany.
33 Ary niverina ny olona ka
niakatra tamy ny làlana mankany
Basana; dia nivoaka Oga, mpanja-
kany Basana, hihaona aminy, dia
izy sy ny vahoakany rehetra, hiady
tao Edrehy. 34 Dia hoy Jehovah
taminy Mosesy: Aza matahotra azy
hianao, fa efa natolotro eo an-tànanao
izy sy ny vahoakany rehetra ary ny
taniny; ary hianao hanao aminy
araka izay nataonao taminy Sihona,
mpanjakan' ny Amorita, izay nitoe-
tra tao Hesbona. 35 Dia namely
azy sy ny zanani-lahy ary ny vahoa-
kany rehetra izy, ka tsy nasiany
niangana na dia iray akory aza;
dia nahazo ny taniny izy.
XXII. Ary ny Zanak' Isiraely ni-
findra ka nitoby tao Arbota-
moaba, tany an-dafiny Jordana tan-
drifiny Jeriko.

*Ny nampanalany Balaka any Balama.*

2 ARY Balaka, zanaky Zipora,
nahita izay rehetra efa na-
taon' ny Isiraely tamy ny Amorita.
3 Dia raiki-tahotra indrindra ny
Moabita noho ny hamaroan' ny
olona; ary nangorohoro ny Moabita
noho ny Zanak' Isiraely. 4 Dia
hoy izy tamy ny loholon' ny Midia-
nita: Ankehitriny dia hiraoka izay
rehetra manodidina antsika ireto
vahoaka be ireto tahaka ny firao-
kan' ny omby ny zava-maitso any
an-tsaha.
Ary Balaka, zanaky Zipora, no
mpanjakany Moaba tamin' izany
andro izany. 5 Dia naniraka olona
izy ho any aminy Balama, zanaky
Beora, any Petora, izay eo amoron'
ny Ony, dia eo amy ny tanin' ny
fireneny, mba hampaka azy, ka
nanao hoe: Indro, misy firenena
nivoaka avy tany Egypta; ary
indro, mandrakotra ny tany rehetra
izy ka mitoby tandrifiko; 6 koa
ankehitriny mba mankanesa atỳ, ka
ozòny ho ahy ity firenena ity, fa
mahery noho izaho izy; angamba
hahazo mamely azy isika, ka han-
droaka azy hiala amy ny tany aho;
satria fantatro fa izay tsofinao rano
dia voatahy, ary izay ozoninao dia
voaozona.
7 Dia nandeha ny loholon' ny
Moabita sy ny loholon' ny Midianita,
nitondra ny saran' ny fankatovana
teny an-tànany; dia nankany aminy
Balama izy ka nilaza taminy izay
teniny Balaka. 8 Ary hoy Balama
taminy: Mandria atỳ anio alina,
dia hamaly ny teninareo aho, araka
izay holazainy Jehovah amiko. Dia
nitoetra tao aminy Balama ireo
andriandahiny Moaba.
9 Ary Andriamanitra nankao
aminy Balama ka nanao hoe: Iza
moa ireo lehilahy ato aminao ireo?
10 Dia hoy Balama tamin' Andria-
manitra: Balaka, zanaky Zipora,
mpanjakany Moaba, no efa naniraka
tamiko hoe: 11 Indro ny firenena
izay nivoaka avy tany Egypta man-
drakotra ny tany rehetra; koa man-
kanesa atỳ ankehitriny, ka ozòny
ho ahy izy; angamba haharesy azy
aho ka haharoaka azy.
12 Ary hoy Andriamanitra tami-
ny Balama: Aza mandeha miaraka
aminy, na manozona izany firenena
izany, fa voatahy izy. 13 Dia nifoha
maraina koa Balama ka nanao ta-
min' ireo andriandahiny Balaka hoe:
Andeha mody any amy ny tanina-
reo; fa tsy avelany Jehovah handeha
hiaraka aminareo aho.
14 Ary niainga ireo andrianda-
hiny Moaba, dia tonga tany aminy
Balaka ka nanao hoe: Tsy nety

nandeha niaraka taminay Balama.
15 Ary Balaka naniraka andrian-
dahy maro sady malaza noho ny teo
indray. 16 Dia tonga tao aminy
Balama ireny ka nanao taminy hoe:
Izao no lazainy Balaka, zanaky
Zipora: Aoka mba tsy ho azon-
tsampona ny hankanesanao atỳ
amiko; 17 fa hanome anao vonina-
hitra lehibe indrindra aho, ary izay
rehetra holazainao amiko dia hataoko
avokoa; koa masìna hianao, manka-
nesa atỳ, ka ozòny ho ahy ity firenena
ity.

18 Fa namaly Balama ka nanao
tamy ny mpanompony Balaka hoe:
Na dia homeny Balaka volafotsy sy
volamena eran' ny tranony aza aho,
dia tsy mahazo manoatra ny teniny
Jehovah Andriamanitro aho, na
handatsaka, na hampihoatra. 19
Nefa, na dia izany aza, mitoera atỳ
hiany koa hianareo anio alina, mba
ho fantatro izay mbola holazainy
Jehovah amiko koa.

20 Ary nony alina dia nankao
aminy Balama Andriamanitra ka
nanao taminy hoe: Raha haka anao
no nahatongavan' ireo olona ireo,
dia miaingà ka mandehana hiany
miaraka aminy; kanefa ny teny
izay holazaiko aminao hiany no
hataonao.

21 Dia nifoha maraina koa Bala-
ma ka nanisy lasely ny borikiny,
dia nandeha niaraka tamin' ireo an-
driandahiny Moaba. 22 Ary nire-
hitra taminy ny fahatezeran' An-
driamanitra, satria nandeha izy; ka
dia nijanona teo an-dàlana Ilay
Anjeliny Jehovah ho mpisakana
azy. Ary Balama nitaingina ny
borikiny, ary ny zatovony roa lahy
nanaraka azy. 23 Dia hitan' ny
boriky nijanona teo an-dàlana Ilay
Anjeliny Jehovah sady nitana ny
sabany voatsoaka teny an-tànany;
dia nivily làlana ny boriky ka nan-
kany amy ny saha; dia nikapoka
ny boriky Balama mba hampiverina
azy ho amy ny làlana. 24 Ary Ilay
Anjeliny Jehovah nijanona teo an-
kandemponana tanelanelan' ny ta-
nimboaloboka, izay nisy fefy teo an-
daniny roa. 25 Ary ny boriky
nahita Ilay Anjeliny Jehovah, dia
niampify teo amy ny fefy ka nanery
ny tongotry Balama tamy ny fefy;
dia nikapoka azy indray izy. 26
Ary mbola nandroso Ilay Anjeliny
Jehovah ka nijanona teo amy ny
fitoerana èty, izay tsy nisy làlana
hiviliana, na ho amy ny ankavanana,
na ho amy ny ankavia. 27 Ary
ny boriky nahita Ilay Anjeliny
Jehovah, dia nandry teo ambaniny
Balama; ary nirehitra ny fahateze-
rany Balama ka nikapoka ny boriky
tamy ny tehina izy.

28 Dia nosokafany Jehovah ny
vavan' ny boriky, ka hoy ny boriky
taminy Balama: Inona no nataoko
taminao, no dia nokapohinao intelo
aho izao? 29 Dia hoy Balama tamy
ny boriky: Satria namazivazy ahy
hianao; enga anie ka misy sabatra
etỳ an-tànako, dia matiko mihitsy
hianao ankehitriny. 30 Ary hoy
ny boriky taminy Balama: Tsy
borikinao va aho, izay nitaingenanao
hatrizay nanananao ahy ka man-
draka andro any? moa efa fanaoko
va ny manao toy izao aminao? Dia
hoy izy: Tsia.

31 Dia nampahiratiny Jehovah
ny masony Balama hahita Ilay
Anjeliny Jehovah mijanona eo an-
dàlana sady mitana ny sabany voa-
tsoaka eny an-tànany; dia niondrika
izy ka niankohoka.

32 Ary hoy Ilay Anjeliny Je-
hovah taminy: Nahoana no nika-
poka ny borikinao intelo hianao
izao? indro, Izaho no nivoaka ho
mpisakana anao, satria mivarina
amin-doza eto anatrehako ny làlanao.
33 Koa nahita Ahy ny boriky ka
nivily Ahy intelo izao; raha tsy
nivily Ahy izy, dia hianao no natao-
ko maty mihitsy toy izay, fa izy
kosa no novelomiko.

34 Dia hoy Balama tamin' Ilay
Anjeliny Jehovah: Efa nanota aho;
fa tsy fantatro fa Hianao no nija-

nona nisakana ahy teo an-dàlana;
koa ankehitriny, raha tsy sitrakao
izany, dia hiverina aho.
35 Fa hoy Ilay Anjeliny Jehovah
taminy Balama: Mandehana hiany
miaraka amin' ireo lehilahy ireo,
kanefa ny teny izay holazaiko ami-
nao hiany no holazainao. Dia nan-
deha Balama niaraka tamin' ireo
andriandahiny Balaka.
36 Ary nony reny Balaka fa
tonga Balama, dia nivoaka izy mba
hitsena azy teo amy ny Tanànany
Moaba, teo amy ny fari-taniny
Arnona, izay eo amy ny sisin' ny
fari-tany. 37 Ary hoy Balaka ta-
miny Balama: Tsy naniraka dia
naniraka tany aminao va aho nam-
paka anao? ka nahoana no tsy
nankatỳ amiko hianao? tsy haiko
tokoa va ny hanome voninahitra
anao?
38 Dia hoy Balama taminy Ba-
laka: Intỳ aho tonga eto aminao
ankehitriny; kanefa mahazo milaza
teny akory va aho? ny teny izay
hataon' Andriamanitra ao am-bava-
ko, dia izany no holazaiko. 39 Dia
nandeha Balama niaraka taminy
Balaka, ka nankany Kiriata-hozota
izy roa lahy. 40 Ary Balaka na-
mono omby sy ondry aman-osy hatao
fanatitra ka nampanatitra ho any
Balama sy ny andriandahy izay teo
aminy.

*Ny oha-teny nataony Balama.*

41 ARY nony maraina Balama
dia nalainy Balaka ka
nentiny niakatra ho ao Bamota-
bala, ka dia tazany tao ny olona
*hatramy* ny sisin' *ny tobiny.*
XXIII. Ary hoy Balama taminy
Balaka: Manorena alitara
fito eto ho ahy, ka manamboara
vantotr' ombilahy fito sy ondrilahy
fito. 2 Dia narahiny Balaka izay
efa nolazainy Balama; ary Balaka
sy Balama nanatitra vantotr' ombi-
lahy sy ondrilahy iray avy teo am-
bonin' ny isan-alitara.
3 Dia hoy Balama taminy Ba-
laka: Mitoera eto anilan' ny fana-
titra odoranao, fa izaho kosa hande-
ha; angamba ho avy hihaona amiko
Jehovah; ary izay hasehony amiko
dia hambarako aminao. Ary lasa
nankany amy ny tendrombohitra
anankiray mangadihady izy.
4 Ary Andriamanitra dia nihaona
taminy Balama; ary hoy Balama
taminy: Ny alitara fito dia efa
namboariko, ary efa nanatitra van-
totr' ombilahy sy ondrilahy iray avy
teo ambonin' ny isan-alitara aho.
5 Ary Jehovah nanisy teny teo am-
bavany Balama ka nanao hoe: Mi-
verena any aminy Balaka, ary izany
no holazainao.
6 Dia niverina tany aminy Ba-
laka izy, ary, indreo, teo anilan' ny
fanatitra odorany izy sy ireo andrian-
dahiny Moaba rehetra. 7 Dia nanao
oha-teny Balama ka nilaza hoe:

Balaka nampaka ahy avy tany
Arama,
Ny mpanjakany Moaba nam-
paka ahy avy tany amy ny
tendrombohitra atsinanana:
Avia, ka ozòny ho ahy Ja-
koba;
Ary mankanesa atỳ, ka saha-
toy ny Isiraely.
8 Hataoko ahoana no fanozona
izay tsy nozonin' Andria-
manitra!
Ary hataoko ahoana no fisa-
hato izay tsy nosahatoiny
Jehovah!
9 Fa eto an-tampon' ny vato-
lampy no ahitako azy,
Ary eto amy ny havoana no
itazanako azy;
Indro, firenena mitoka-monina
izy,
Ary tsy hatao ho isan' ny
jentilisa.
10 Iza no mahisa ny vovoky Ja-
koba,
Na ny isan' ny ampahefatry ny
Isiraely?
Aoka ho tahaka ny fahafate-
san' ny olo-marina ny faha-
fatesako,

Ary aoka ny hiafarako ho tahaka ny azy!
11 Dia hoy Balaka taminy Balama: Ahoana izao nataonao tamiko
izao? Hanozona ny fahavaloko no
nangalako anao, kanjo nitso-drano
dia nitso-drano azy kosa hianao. 12
Dia namaly izy ka nanao hoe: Tsy
hotandremako va ny hilaza izay
ataony Jehovah eto am-bavako?
13 Dia hoy Balaka taminy:
Andeha mba hiaraka amiko ho any
amy ny tany hafa izay hahitanao
azy; kanefa ny sisiny hiany no ho
hitanao eo, fa tsy ho hitanao avokoa
izy rehetra; ka ozòny ho ahy ao
izy. 14 Dia nitondra azy tao antsaha Zofima izy, tao an-tampony
Pisga; ary nanorina alitara fito izy
ka nanatitra vantotr' ombilahy sy
ondrilahy iray avy teo ambonin' ny
isan-alitara. 15 Dia hoy izy taminy Balaka: Mitoera eto anilan' ny
fanatitra odoranao, fa izaho hankerỳ
hihaona *aminy Jehovah.*
16 Ary Jehovah nihaona taminy
Balama, dia nanisy teny teo ambavany ka nanao hoe: Miverena
mankeo aminy Balaka, ary izany no
holazainao.
17 Ary nony tonga tany aminy
izy, dia, indreo, teo anilan' ny fanatitra odorany izy sy ireo andriandahiny Moaba izay teo aminy. Dia
hoy Balaka taminy: Ahoana no
nolazainy Jehovah? 18 Dia nanao
oha-teny Balama ka nilaza hoe:

Mitsangàna, ry Balaka, ka mandrenesa;
Atongilano amiko ny sofinao, ry zanaky Zipora:
19 Andriamanitra tsy mba olona ka handainga,
Na zanak' olombelona ka hanenina;
Moa efa nilaza va Izy, ka tsy hefainy!
Na efa niteny va Izy, ka tsy hotoviny!
20 Indro, ny hitahy no efa azoko;
Ary efa nitahy Izy, ka tsy mahova izany aho.
21 Tsy mijery faharatsiana eo aminy Jakoba Izy,
Ary tsy mahita fahoriana eo amy ny Isiraely;
Jehovah Andriamaniny no momba azy,
Ary hoby fanao amin' andriana no re eo aminy.
22 Nentin' Andriamanitra nivoaka avy tany Egypta izy,
Ary manan-kery[1] toy ny ombimanga.
23 Fa tsy misy fisikidianana eo aminy Jakoba,
Ary tsy misy fankatovana eo aminy Isiraely.[2]
Fa amy ny fotoana no hilazana aminy Jakoba sy Isiraely izay efa nataony Jehovah.
24 Indro, firenena mitsangana toy ny liom-bavy
Sy miarina toy ny liona;
Tsy handry izy mandra-pihinany toha
Sy mandra-pisotrony ny ran' ny voavono.

25 Dia hoy Balaka taminy Balama: Aza manozona na mitsodrano azy akory. 26 Fa namaly
kosa Balama ka nanao taminy Balaka hoe: Tsy efa nilaza taminao
va aho ka nanao hoe: Izay rehetra
holazainy Jehovah, izany no hataoko?
27 Dia hoy Balaka taminy Balama: Andeha ho entiko any amin'
izay tany hafa hianao; angamba
ho sitrak' Andriamanitra ny hanozonanao azy any ho ahy. 28 Ary
Balama dia nentiny Balaka ho ao
an-tampony Peora, izay manatrika
ny efitra. 29 Dia hoy Balama taminy Balaka: Manorena alitara fito
eto ho ahy, ka manamboara vantotr'
ombilahy fito sy ondrilahy fito. 30

---

[1] *Na:* tandroka.
[2] *Na:* Fa tsy leon-tsikidy Jakoba, ary tsy leom-pankatovana Isiraely.

Ary Balaka dia nanao araka izay
efa nolazainy Balama, ka nanatitra
vantotr' ombilahy sy ondrilahy iray
avy teo ambonin' ny isan-alitara.

XXIV. Ary rehefa hitany Balama
fa sitraky Jehovah ny hi-
tahy ny Isiraely, dia tsy nandeha
tahaka ny teo hanao sikidy intsony
izy, fa nitodika nanatrika ny efitra
fotsiny. 2 Dia natopiny Balama
ny masony, ka nahita ny Isiraely
mitoby araka ny fireneny izy; ary
ny Fanahin' Andriamanitra tonga
taminy Balama. 3 Dia nanao oha-
teny izy ka nilaza hoe:

Hoy Balama, zanaky Beora,
Dia ny lehilahy izay voakimpy[1] ny masony,
4 Izay mandre ny tenin' Andriamanitra
Sady mahita fahitana avy amy ny Tsitoha,
Torana, kanefa voahiratra ny masony:
5 Endrey ny hatsaran' ny lainao, ry Jakoba ô!
Sy ny lasinao, ry Isiraely ô!
6 Tahaka ny lohasaha malalaka,
Tahaka ny saha ao amoron' ony,
Tahaka ny hazo manitra[2] namboleny Jehovah,
Tahaka ny hazo sedera ao amoron-drano.
7 Hisy rano mandeha avy eo amy ny sininy,
Ary ny taranany ho any amoron' ny renirano maro.
Hisandratra noho Agaga ny mpanjakany,
Ary handroso voninahitra ny fanjakany.
8 Nentin' Andriamanitra nivoaka avy tany Egypta izy,
Ary manan-kery[3] toy ny ombimanga;
Handany ny jentilisa fahavalony izy,
Ka hotapatapahiny ny taolany,
Ary haripany amy ny zanatsipìkany.
9 Mamitsaka izy, mandry toy ny liona,
Ary toy ny liom-bavy, ka iza no hanaitra azy!
Hohasoavina anie izay manisy soa anao,
Ary ho voaozona anie izay manozona anao.

10 Dia nirehitra taminy Balama
ny fahatezerany Balaka, ka nitehatànana
izy; dia hoy izy taminy
Balama: Hanozona ny fahavaloko
no niantsoako anao, kanjo efa nitsodrano
azy intelo hianao izao. 11
Koa ankehitriny, mandosira ho any
amy ny fonenanao hianao. Hoy
izaho teo: Hanome voninahitra anao
tokoa aho; fa, indro, Jehovah efa nisakana
anao tsy hahazo voninahitra.
12 Dia hoy Balama taminy Bala-
ka: Moa tsy efa nilaza tamy ny
irakao izay nirahinao tamiko va aho
ka nanao hoe: 13 Na dia homeny
Balaka volafotsy sy volamena eran'
ny tranony aza aho, dia tsy mahazo
manoatra ny didiny Jehovah, na
hanao soa, na hanao ratsy, avy amy
ny saiko; izay holazainy Jehovah
hiany no holazaiko? 14 Ary anke-
hitriny, indro, efa handeha ho any
amy ny fireneko aho, dia aoka
hananatra anao aho ny amin' izay
hataon' ity firenena ity amy ny va-
hoakanao any am-parany. 15 Dia
nanao oha-teny izy ka nilaza hoe:

Hoy Balama, zanaky Beora,
Dia ny lehilahy izay voakimpy[1] ny masony;
16 Izay mandre ny tenin' Andriamanitra
Sady mahalala ny fahalalan' ny Avo Indrindra,
Izay mahita fahitana avy amy ny Tsitoha,
Torana, kanefa voahiratra ny masony:
17 Hitako Izy, nefa tsy ankehitriny;

---

[1] *Na:* voahiratra. [2] *Heb.* ahalima. [3] *Na:* tandroka.

Tazako Izy, nefa tsy akaiky;
Misy kintana miseho avy aminy Jakoba
Sy tehim-panjakana miposaka avy aminy Isiraely
Ka mandrava ny sisin-taniny Moaba
Ary mandringana ny mpitabataba [1] rehetra.
18 Edoma sy Seïra fahavalony dia samy lasany ho azy,
Ary ny Isiraely mandroso amin-kery.
19 Ary avy aminy Jakoba no isehoan' Izay hanapaka
Ka handringana izay sisa avy ao an-tanàna.

20 Ary nahita ny Amalekita izy, dia nanao oha-teny hoe:
Voalohany tamy ny jentilisa Amaleka,
Fa ho lany ringana no hiafarany.

21 Ary nahita ny Kenita izy, dia nanao oha-teny hoe:
Mafy orina ny fonenanao,
Ary atao ao amy ny vatolampy ny akaninao.
22 Kanefa ho ringana [2] Kaina,
Alohan' ny hamaboany Asyra anao.

23 Dia nanao oha-teny koa izy ka nilaza hoe:
Indrisy! iza no ho velona, raha manao izany Andriamanitra!
24 Ary hisy sambo avy any amy ny tany Kitima,
Dia hampietry any Asyra sy Ebera,
Ka ho lany ringana no hiafarany.

25 Dia niainga Balama ka lasa nody tany amy ny fonenany; fa Balaka kosa nandeha tany amin' izay nalehany.

*Ny nijangajangan' ny Isiraely tamy ny zanakavavin' ny Moabita.*

XXV. ARY nitoetra tao Sitima
ny Isiraely, dia niantom-
boka nijangajanga tamy ny zana-
kavavin' ny Moabita izy. 2 Fa
ireo nanasa ny olona hihinana tamy
ny zavatra novonoiny ho fanatitra
ho any ny andriamaniny, ka nihi-
nana ny olona sady niankohoka
tamy ny andriamaniny. 3 Dia niray
taminy Bala-peora ny Isiraely, ka
nirehitra taminy ny fahatezerany
Jehovah. 4 Dia hoy Jehovah taminy
Mosesy: Alao ny loholona rehetra,
ary ahantòny tandrifin' ny maso-
andro eo anatrehany Jehovah ireo
nijangajanga ireo, mba hitsaharan'
ny firehetan' ny fahatezerany Jeho-
vah amy ny Isiraely. 5 Dia hoy
Mosesy tamy ny mpitsara ny Isira-
ely: Samia hianareo mamono ny
olom-peheziny, izay niray taminy
Bala-peora.
6 Ary, indro, avy ny anankiray
tamy ny Zanak' Isiraely nitondra
vehivavy Midianita teo amy ny
rahalahiny, teo imasony Mosesy sy
ny fiangonana, dia ny Zanak' Isiraely
rehetra, izay nitomany teo amy ny
varavaran' ny trano-lay fihaonana.
7 Ary raha nahita izany Finehasa,
zanaky Eleazara, zanaky Arona
mpisorona, dia nitsangana niala teo
amy ny fiangonana izy ka nitondra
lefona teny an-tànany; 8 dia nan-
deha nanaraka ilay lehilahy Isiraelita
tao an-day izy, ary nataony indray
nandefona izy roroa, dia ny lehilahy
Isiraelita sy ny vehivavy *ka voagoro-
baka* hatrany amy ny kibon-dravehi-
vavy. Dia natsahatra ny areti-
mandringana teo amy ny Zanak'
Isiraely. 9 Ary izay maty tamy
ny areti-mandringana dia efatra
arivo amby roa alina.
10 Ary Jehovah niteny taminy
Mosesy ka nanao hoe: 11 Finehasa,
zanaky Eleazara, zanaky Arona

[1] *Na:* ny taranaky Seta.

[2] *Na:* tsy ho ringana.

mpisorona, nampiala ny fahateze-
rako tamy ny Zanak' Isiraely, raha
nirehitra noho ny fitiavany Ahy
izy; ka dia tsy nataoko lany rin-
gana ny Zanak' Isiraely tamy ny
firehetan' ny fahatezerako. 12 Ary
noho izany dia lazao hoe: Indro,
omeko azy ny faneken' ny fihava-
nako; 13 ary izy sy ny zanany
mandimby azy no hanana izany ho
faneken' ny fisoronana mandrakizay,
satria nirehitra noho ny fitiavany
an' Andriamaniny izy ka nanao
fanavotana ho any ny Zanak'
Isiraely.
14 Ary ny anaran' ilay lehilahy
Isiraelita novonoina, izay niaraka
novonoina tamin-dravehivavy Midia-
nita, dia Zimry, zanaky Salo, lohan'
ny fianakaviana tamy ny Simeonita.
15 Ary ny anaran' ny vehivavy
Midianita izay novonoina dia Kosby,
zanaky Zora, lohan' ny fianakaviana
tamy ny Midianita.
16 Ary Jehovah niteny taminy
Mosesy ka nanao hoe: 17 Rafeso
ny Midianita, ka iadio; 18 fa izy
nandrafy anareo tamy ny fanango-
leny, izay nanangoleny anareo tamy
ny any Peora sy Kosby anabaviny,
zanakavavin' ny andriandahy Midia-
nita anankiray, izay novonoina tamy
ny andron' ny areti-mandringana
noho ny any Peora.

*Ny nandaminana ny Isiraely fanin-droany, teo Arbota-moaba.*

XXVI. ARY rehefa afaka ny
areti-mandringana, dia
hoy Jehovah taminy Mosesy sy
Eleazara, zanaky Arona mpisorona:
2 Alao isa ny fiangonana, dia ny
Zanak' Isiraely rehetra, hatramy ny
roa-polo taona no ho miakatra, araka
ny fianakaviany avy, dia izay rehe-
tra amy ny Isiraely azo halefa hana-
fika.
3 Ary Mosesy sy Eleazara mpiso-
rona dia nilaza taminy teo Arbota-
moaba, teo amorony Jordana tandri-
finy Jeriko, ka nanao hoe: 4 Ny
hatramy ny roa-polo taona no ho
miakatra *no alao isa;* araka izay
nandidiany Jehovah any Mosesy sy
ny Zanak' Isiraely izay nivoaka avy
tany amy ny tany Egypta.
5 Robena, lahimatoany Isiraely;
ary ny zanaky Robena dia Hanoka
sy ny fokon' ny Hanokita; avy
taminy Palo ny fokon' ny Paloita;
6 avy taminy Hezrona ny fokon'
ny Hezronita; avy taminy Karmy
ny fokon' ny Karmita. 7 Ireo no
fokon' ny Robenita; ary izay voala-
mina taminy dia telo-polo amby
fiton-jato sy telo arivo sy efatra
alina.
8 Ary ny zanaky Palo dia Eliaba.
9 Ary ny zanaky Eliaba dia Nemo-
ela sy Datana ary Abirama. Ireo
dia ilay Datana sy Abirama, olom-
boafidin' ny fiangonana, izay nila
ady taminy Mosesy sy Arona, teo
amy ny antokony [1] Kora, raha nila
ady taminy Jehovah izy, 10 ary
nisokatra ny tany ka nitelina azy
mbaminy Kora, tamy ny nahafate-
san' izany antokony [1] izany, ary
levon' ny afo koa ny dimam-polo
amby roan-jato lahy ka tonga fana-
narana. 11 Kanefa ny zanaky
Kora tsy mba maty.
12 Ny taranaky Simeona, araka
ny fokony, *dia izao:* avy taminy
Nemoela ny fokon' ny Nemoelita;
avy taminy Jamina ny fokon' ny
Jaminita; avy taminy Jakina ny
fokon' ny Jakinita; 13 avy taminy
Zera ny fokon' ny Zerita; avy
taminy Saoly ny fokon' ny Saolita.
14 Ireo no fokon' ny Simeonita, dia
roan-jato amby roa arivo sy roa
alina.
15 Ny taranaky Gada, araka ny
fokony, *dia izao:* avy taminy Zefona
ny fokon' ny Zefonita; avy taminy
Hagy ny fokon' ny Hagita; avy
taminy Sony ny fokon' ny Sonita;
16 avy taminy Ozny ny fokon' ny
Oznita; avy taminy Ery ny fokon'

[1] *Heb.* fiangonany.

ny Erita; 17 avy taminy Aroda ny
fokon' ny Arodita; avy taminy
Arely ny fokon' ny Arelita. 18
Ireo no fokon' ny zanaky Gada,
araka izay voalamina taminy, dia
diman-jato amby efatra alina.

19 Ny zanaky Joda dia Era sy
Onana; kanefa Era sy Onana dia
maty tany amy ny tany Kanana
hiany. 20 Ary ny taranaky Joda,
araka ny fokony, *dia izao:* avy
taminy Sela ny fokon' ny Selita; avy
taminy Fareza ny fokon' ny Fare-
zita; avy taminy Zera ny fokon' ny
Zerita. 21 Ary ny taranaky Fareza
*dia izao:* avy taminy Hezrona ny
fokon' ny Hezronita; avy taminy
Hamola ny fokon' ny Hamolita. 22
Ireo no fokony Joda, araka izay
voalamina taminy, dia diman-jato
amby enina arivo sy fito alina.

23 Ny taranaky Isakara, araka
ny fokony, *dia izao:* avy taminy
Tola ny fokon' ny Tolita; avy
taminy Pova ny fokon' ny Povita;
24 avy taminy Jasoba ny fokon' ny
Jasobita; avy taminy Simrona ny
fokon' ny Simronita. 25 Ireo no
fokony Isakara, araka izay voala-
mina taminy, dia telon-jato amby
efatra arivo sy enina alina.

26 Ny taranaky Zebolona, araka
ny fokony, *dia izao:* avy taminy
Sereda ny fokon' ny Seredita; avy
taminy Elona ny fokon' ny Elonita;
avy taminy Jahalela ny fokon' ny
Jahalelita. 27 Ireo no fokon' ny
Zebolonita, araka izay voalamina
taminy, dia diman-jato amby enina
alina.

28 Ny zanaky Josefa, araka ny
fokony, dia Manase sy Efraima. 29
Ny taranaky Manase *dia izao:* avy
taminy Makira ny fokon' ny Maki-
rita; ary Makira niteraka any Gile-
ada; avy taminy Gileada ny fokon'
ny Gileadita. 30 Izao no taranaky
Gileada: avy taminy Jezera ny
fokon' ny Jezerita; avy taminy
Heleka ny fokon' ny Helekita; 31
ary avy taminy Asriela ny fokon'
ny Asrielita; ary avy taminy Seke-
ma ny fokon' ny Sekemita; 32 ary
avy taminy Semida ny fokon' ny
Semidita; ary avy taminy Hefera
ny fokon' ny Heferita. 33 Ary
Zelofada, zanaky Hefera, tsy mba
nanan-janakalahy, fa zanakavavy
hiany; ary ny anaran' ny zanaka-
vaviny Zelofada dia Mahala sy Noa
sy Hogla sy Milka ary Tirza. 34
Ireo no fokony Manase; ary izay
voalamina taminy dia fiton-jato
amby roa arivo amby dimy alina.

35 Izao no taranaky Efraima,
araka ny fokony: avy taminy So-
tela ny fokon' ny Sotelita; avy
taminy Bekera ny fokon' ny Beke-
rita; avy taminy Tahana ny fokon'
ny Tahanita. 36 Ary izao no tara-
naky Sotela: avy taminy Erana ny
fokony Eranita. 37 Ireo no fokon'
ny taranaky Efraima, araka izay
voalamina taminy, dia diman-jato
amby roa arivo sy telo alina. Ireo
no taranaky Josefa araka ny fokony.

38 Ny taranaky Benjamina, araka
ny fokony, *dia izao:* avy taminy
Bela ny fokon' ny Belita; avy
taminy Asibela ny fokon' ny Asibe-
lita; avy taminy Ahirama ny fokon'
ny Ahiramita; 39 avy taminy Sefo-
fama ny fokon' ny Sefofamita; avy
taminy Hofama ny fokon' ny Hofa-
mita. 40 Ary ny taranaky Bela
dia Arda sy Namana; dia ny fokon'
ny Ardita; ary avy taminy Namana
ny fokon' ny Namanita. 41 Ireo
no taranaky Benjamina araka ny
fokony; ary izay voalamina taminy
dia enin-jato amby dimy arivo sy
efatra alina.

42 Izao no taranaky Dana, araka
ny fokony: avy taminy Sohama ny
fokon' ny Sohamita. Ireo no fokony
Dana, araka ny fokony. 43 Ny
fokon' ny Sohamita rehetra, araka
izay voalamina taminy, dia efa-jato
amby efatra arivo sy enina alina.

44 Ny taranaky Asera, araka ny
fokony, *dia izao:* avy taminy Jimna
ny fokon' ny Jimnita; avy taminy
Jisvy ny fokon' ny Jisvita; avy
taminy Beria ny fokon' ny Berita;

45 avy tamy ny zanaky Beria *dia
izao:* avy taminy Hebera ny fokon'
ny Heberita; avy taminy Malkiela
ny fokon' ny Malkielita. 46 Ary
ny anaran' ny zanakavaviny Asera
dia Sera. 47 Ireo no fokon' ny
taranaky Asera, araka izay voala-
mina taminy, dia efa-jato amby telo
arivo sy dimy alina.

48 Ny taranaky Naftaly, araka
ny fokony, *dia izao:* avy taminy
Jaziela ny fokon' ny Jazielita; avy
taminy Gony ny fokon' ny Gonita;
49 avy taminy Jezera ny fokon' ny
Jezerita; avy taminy Silema ny
fokon' ny Silemita. 50 Ireo no
fokony Naftaly araka ny fokony;
ary izay voalamina taminy dia efa-
jato amby dimy arivo sy efatra
alina.

51 Ireo no voalamina tamy ny
Zanak' Isiraely, dia telo-polo amby
fiton-jato sy arivo sy enina hetsy.

52 Ary Jehovah niteny taminy
Mosesy ka nanao hoe: 53 Ireo no
hizarana ny tany ho lovany, araka
ny isany. 54 Ny maro isa homenao
zara-tany bebe kokoa, ary ny vitsy
isa homena kelikely kokoa; samy
araka ny voalamina taminy no hano-
mezana ny zara-taniny. 55 Kanefa
filokana no hizarana ny tany; araka
ny anaran' ny firenen' ny razany no
hahazoany zara-tany. 56 Dia filo-
kana no hizarana ny tany ho lovany,
na ny ho any ny maro, na ny ho
any ny vitsy.

57 Ary izao no voalamina tamy
ny taranaky Levy, araka ny fokony:
avy taminy Gersona ny fokon' ny
Gersonita; avy taminy Kehata ny
fokon' ny Kehatita; avy taminy
Merary ny fokon' ny Merarita. 58
Izao no fokony Levy: ny fokon' ny
Libnita, ny fokon' ny Hebronita,
ny fokon' ny Mahalita, ny fokon'
ny Mosita, ny fokon' ny Koraïta.
Ary Kehata niteraka any Amrama.
59 Ary ny anaran' ny vadiny Am-
rama dia Jokebeda, zanakavaviny
Levy, izay naterany tany Egypta;
dia niteraka any Arona sy Mosesy
ary Miriama anabaviny taminy
Amrama izy. 60 Ary ny nateraky
Arona dia Nadaba sy Abiho sy
Eleazara ary Itamara. 61 Fa maty
Nadaba sy Abiho tamin' izy nana-
titra afo tsy izy teo anatrehany
Jehovah. 62 Ary izay voalamina
taminy dia telo arivo amby roa
alina, dia ny lahy rehetra hatramy
ny iray volana no ho miakatra; fa
tsy niaraka nalamina tamy ny
Zanak' Isiraely izy, satria tsy mba
nomena zara-tany teo amy ny Zanak'
Isiraely.

63 Ireo no voalaminy Mosesy sy
Eleazara mpisorona, izay nandamina
ny Zanak' Isiraely teo Arbota-
moaba, teo amorony Jordana tandri-
finy Jeriko. 64 Ary tamin' ireo
dia tsy nisy olona avy tamin' izay
efa voalaminy Mosesy sy Arona
mpisorona tamin' izy nandamina ny
Zanak' Isiraely tany an-efitry Sinay.
65 Fa Jehovah efa nilaza azy hoe:
Ho faty any an-efitra tokoa ireo.
Koa dia tsy nisy olona sisa tamin'
ireny afa-tsy Kaleba, zanaky Jefone,
sy Josoa, zanaky Nona, hiany.

*Ny fanontanian' ny zanakavaviny
Zelofada, sy ny lalàna izay natao
ny amin' izany.*

XXVII. ARY avy ny zanakava-
viny Zelofada, zana-
kalahiny Hefera, zanaky Gileada,
zanaky Makira, zanaky Manase, avy
tamy ny fokony Manase, zanaky
Josefa (ary izao no anarany: Ma-
hala sy Noa sy Hogla sy Milka
ary Tirza), 2 dia nitsangana teo
anatrehany Mosesy sy Eleazara
mpisorona ary ny lohan' ny fiango-
nana sy ny fiangonana rehetra, teo
anoloan' ny varavaran' ny trano-lay
fihaonana izy ka nanao hoe: 3 Ny
rainay dia maty tany an-efitra,
kanefa tsy mba isan' ny antokony [1]
Kora izay niangona hiodina taminy

[1] *Heb.* fiangonany.

Jehovah tsy akory; fa matin' ny
fahotany hiany izy, nefa tsy nanan-
janakalahy. 4 Nahoana ny rainay
no ho fati-maso eo amy ny fokony,
na dia tsy nanan-janakalahy aza izy?
mba omeo zara-tany eo amy ny
rahalahin' ny rainay izahay.

5 Ary nalahatry Mosesy teo ana-
trehany Jehovah ny tenin' ireo. 6
Ary Jehovah niteny taminy Mosesy
ka nanao hoe: 7 Marina ny tenin'
ny zanakavaviny Zelofada: omeo
zara-tany eo amy ny rahalahin-drainy
tokoa izy; dia ampandovay ny zara-
tanin-drainy izy. 8 Ary lazao amy
ny Zanak' Isiraely hoe: Raha misy
lehilahy maty ka tsy manan-janaka-
lahy, dia ny zanani-vavy no ham-
pandovainareo ny zara-taniny. 9
Ary raha tsy manan-janakavavy izy,
dia ny rahalahiny no homenareo ny
zara-taniny. 10 Ary raha tsy ma-
nan-drahalahy izy, dia ny rahalahin-
drainy no homenareo ny zara-taniny.
11 Ary raha tsy manan-drahalahy
ny rainy, dia ny havany akaiky azy
amy ny fokony no homenareo ny
zara-taniny, ka izy no handova azy:
ho lalàna hitondrana ny Zanak'
Isiraely izany, araka izay nandidiany
Jehovah any Mosesy.

*Ny amy ny hahafatesany Mosesy, sy ny nanendrena any Josoa ho mpandimby azy.*

12 ARY hoy Jehovah taminy Mo-
sesy: Miakara amin' ity
tendrombohitra Abarima ity, ka
tazano ny tany izay omeko ny Za-
nak' Isiraely. 13 Ary rehefa hita-
nao izany, dia hangonina any amy
ny razanao koa hianao, tahaka izay
nanangonana any Arona rahala-
hinao; 14 fa nandà ny teniko
hianareo tany an-efitra Zina, tamin'
ilay nilan' ny fiangonana ady, ka
tsy nanamasina Ahy teo amy ny
rano teo imasony (izany no ranony
Meriba any Kadesy any an-efitra
Zina).

15 Ary Mosesy niteny taminy
Jehovah hoe: 16 Aoka Jehovah,
Andriamanitry ny fanahin' ny nofo
rehetra, hanendry lehilahy izay
hitandrina ny fiangonana 17 ka
hivoaka sy hiditra eo alohany ary
hitarika azy hivoaka sy hiditra,
mba tsy ho tahaka ny ondry tsy
misy mpiandry ny fiangonany
Jehovah.

18 Ary hoy Jehovah taminy Mo-
sesy: Alao ho anao Josoa, zanaky
Nona, lehilahy izay manam-panahy,
ka ametraho ny tànananao izy; 19
ary asaovy mijoro eo anatrehany
Eleazara mpisorona sy ny fiangonana
rehetra izy, ka mandidia azy eo
imasony hianao. 20 Dia anomezo
azy ny voninahitrao, mba hihainoan'
ny fiangonana, dia ny Zanak' Isira-
ely rehetra, azy. 21 Ary Josoa hija-
nona eo anatrehany Eleazara mpi-
sorona, izay hanadina amy ny fitsa-
rany Orima eo anatrehany Jehovah
ho azy; araka ny teniny no hivoa-
hany, ary araka ny teniny no hidi-
rany, dia izy sy ny Zanak' Isiraely
rehetra, dia ny fiangonana rehetra.

22 Ary nataony Mosesy araka
izay efa nandidiany Jehovah azy;
dia naka any Josoa izy ka nampi-
joro azy teo anatrehany Eleazara
mpisorona sy ny fiangonana rehetra
23 ka nametraka ny tànany ta-
miny ary nandidy azy, araka ny
teniny Jehovah izay nampitondrainy
any Mosesy.

*Fandaharana ny fanatitra atao isan-andro sy amin' izay fotoana hafa voatendrin' Andriamanitra.*

XXVIII. ARY Jehovah niteny
taminy Mosesy ka
nanao hoe: 2 Mandidia ny Zanak'
Isiraely hoe: Ny fanatitra ho Ahy,
dia ny haniko, izay fanatitra atao
amy ny afo ho hanitra ankasitrahana
ho Ahy, dia aoka hotandremanareo
ny hanaterana izany ho Ahy amy
ny fotoany avy.

3 Ary lazao aminy hoe: Izao no
fanatitra atao amy ny afo, izay
haterinareo ho any Jehovah: zanak'

ondry roa isan-andro izay iray
taona[1] sady tsy misy kilema, ho
fanatitra odorana mandrakariva 4
(ny zanak' ondry iray haterinao
nony maraina, ary ny zanak' ondry
iray koa haterinao nony hariva) 5
ary koba tsara toto ampahafolon'
ny efaha, voaharo diloilo voavely
ampahefatry ny hina, ho fanatitra
hohanina. 6 Fanatitra odorana
mandrakariva izany, izay voatendry
tao an-tendrombohitra Sinay ho
hanitra ankasitrahana, dia fanatitra
atao amy ny afo ho any Jehovah. 7
Ary ny fanatitra aidina momba azy
dia ampahefatry ny hina amy ny
isan-janak' ondry iray; ao amy ny
fitoerana masina no hanidinanao
divay ho any Jehovah ho fanatitra
aidina. 8 Ary ny zanak' ondry
iray koa haterinao nony hariva;
ary fanatitra hohanina sy fanatitra
aidina tahaka ny natao tamy ny
fanatitra maraina no hampombainao
azy ho fanatitra atao amy ny afo,
ho hanitra ankasitrahana ho any
Jehovah.

9 Ary amy ny andro Sabata kosa
dia izao no atero: zanak' ondry
roa izay iray taona[1] sady tsy misy
kilema, ary koba tsara toto roa
ampahafolon' ny efaha voaharo
diloilo ho fanatitra hohanina ary
ny fanatitra aidina momba azy. 10
Fanatitra odorana amy ny isan-
tSabata izany, ho fanampin' ny
fanatitra odorana mandrakariva sy
ny fanatitra aidina momba azy.

11 Ary izao no atero amy ny
voaloham-bolanareo ho fanatitra
odorana ho any Jehovah: vantotr'
ombilahy roa sy ondrilahy iray ary
zanak' ondry fito, izay iray taona[1]
sady tsy misy kilema, 12 ary koba
tsara toto telo ampahafolon' ny
efaha voaharo diloilo ho fanatitra
hohanina amy ny isan-janak' ondry
iray, ary koba tsara toto roa ampa-
hafolon' ny efaha voaharo diloilo, ho
fanatitra hohanina amy ny isan-
ondrilahy iray, 13 ary koba tsara
toto ampahafolon' ny efaha voaharo
diloilo, ho fanatitra hohanina amy
ny isan-janak' ondry iray; ho fana-
titra odorana izany, dia hanitra
ankasitrahana, fanatitra atao amy
ny afo ho any Jehovah. 14 Ary ny
fanatitra aidina momba izany dia
divay antsasaky ny hina amy ny
isam-bantotr' ombilahy iray, ary
ampahatelon' ny hina ho amy ny
isan-ondrilahy iray, ary ampahefa-
try ny hina ho amy ny isan-janak'
ondry iray. Izany no fanatitra
odorana amy ny isam-bolana, araka
ny volana amy ny taona. 15 Ary
osilahy iray koa hatao fanatitra
noho ny ota ho any Jehovah; ho
fanampin' ny fanatitra odorana
mandrakariva no hanaterana azy
sy ny fanatitra aidina momba azy.

16 Ary ny andro fahefatra amby
ny folo amy ny volana voalohany
dia Pasky Jehovah. 17 Ary ny
andro fahadimy amby ny folo amin'
izany volana izany dia andro fira-
voravoana; hafitoana no hihinanana
mofo tsy misy masirasira. 18 Amy
ny andro voalohany dia hisy fivo-
riana masina; aza manao tao-zavatra
akory; 19 fa izao no atero ho fana-
titra atao amy ny afo, dia fanatitra
odorana ho any Jehovah: vantotr'
ombilahy roa sy ondrilahy iray ary
zanak' ondry fito izay iray taona[1]
(izay tsy misy kilema no haterina-
reo) 20 ary koba tsara toto voaharo
diloilo ho fanatitra hohanina momba
izany (telo ampahafolon' ny efaha
no hiaraka haterinareo amy ny isam-
bantotr' ombilahy iray, ary roa am-
pahafolon' ny efaha amy ny isan-
ondrilahy iray, 21 ary ampahafolon'
ny efaha no hiaraka haterinao amy
ny isan-janak' ondry, dia ny zanak'
ondry fito) 22 ary osilahy iray ho
fanatitra noho ny ota, hanaovana
fanavotana ho anareo. 23 Atero
ireo ho fanampin' ny fanatitra odo-
rana isa-maraina, izay atao fanatitra

[1] *Na:* hatramy ny iray taona no ho midina.

odorana mandrakariva. 24 Araka
izany no hanateranareo isan-andro
amy ny hafitoana, ho hanina ho any
Jehovah, dia fanatitra atao amy ny
afo ho hanitra ankasitrahana ho
Azy; ho fanampin' ny fanatitra odo-
rana mandrakariva no hanaterana
azy sy ny fanatitra aidina momba
azy. 25 Ary amy ny andro fahafito
dia hisy fivoriana masina ho anareo;
aza manao tao-zavatra akory.

26 Ary amy ny andro fanaterana
ny voaloham-bokatra, raha mana-
titra fanatitra hohanina vaovao ho
any Jehovah hianareo, rehefa afaka
ireo herinandronareo,[1] dia hisy fivo-
riana masina ho anareo; aza manao
tao-zavatra akory; 27 ary izao no
atero ho fanatitra odorana ho hani-
tra ankasitrahana ho any Jehovah:
vantotr' ombilahy roa sy ondrilahy
iray sy zanak' ondry fito, izay iray
taona [2] avy, 28 ary koba tsara toto
voaharo diloilo ho fanatitra hohanina
momba azy (telo ampahafolon' ny
efaha amy ny isam-bantotr' ombilahy
iray, roa ampahafolon' ny efaha
amy ny isan-ondrilahy iray, 29 ary
ampahafolon' ny efaha amy ny isan-
janak' ondry iray, dia amy ny
zanak' ondry fito) 30 ary osilahy
iray, hanaovana fanavotana ho ana-
reo. 31 Dia haterinareo *ireo* sy ny
fanatitra aidina momba azy ho
fanampin' ny fanatitra odorana man-
drakariva sy ny fanatitra hohanina
momba azy; izay tsy misy kilema
no haterinareo.

XXIX. Ary amy ny andro voalohany
amy ny volana fahafito dia
hisy fivoriana masina ho anareo, aza
manao tao-zavatra akory; ho andro
fitsofan-trompetra ho anareo izany.
2 Ary izao no atero ho fanatitra
odorana, ho hanitra ankasitrahana
ho any Jehovah: vantotr' ombilahy
iray sy ondrilahy iray ary zanak'
ondry fito, izay iray taona [2] avy sady
tsy misy kilema, 3 ary koba tsara
toto voaharo diloilo ho fanatitra
hohanina momba azy (telo ampaha-
folon' ny efaha amy ny isam-bantotr'
ombilahy iray, roa ampahafolon' ny
efaha amy ny isan-ondrilahy iray,
4 ary ampahafolon' ny efaha amy
ny isan-janak' ondry, dia ny zanak'
ondry fito) 5 ary osilahy iray ho
fanatitra noho ny ota, hanaovana
fanavotana ho anareo, 6 ho fanam-
pin' ny fanatitra odorana noho ny
voaloham-bolana sy ny fanatitra
hohanina momba azy ary ny fana-
titra odorana mandrakariva sy ny
fanatitra hohanina momba azy sy
ny fanatitra aidina momba azy,
araka ny fanaony, ho hanitra anka-
sitrahana, dia fanatitra atao amy ny
afo ho any Jehovah.

7 Ary amy ny andro fahafolo
amin' izany volana fahafito izany
dia hisy fivoriana masina ho anareo,
dia hampahory ny tenanareo hiana-
reo; aza manao raharaha akory. 8
Ary izao no atero ho fanatitra
odorana ho hanitra ankasitrahana
ho any Jehovah: vantotr' ombilahy
iray sy ondrilahy iray ary zanak'
ondry fito izay iray taona [2] avy (dia
izay tsy misy kilema no haterinareo)
9 ary koba tsara toto voaharo diloilo
ho fanatitra hohanina momba azy
(telo ampahafolon' ny efaha amy ny
isam-bantotr' ombilahy iray, roa
ampahafolon' ny efaha amy ny isan-
ondrilahy iray, 10 ary ampahafolon'
ny efaha amy ny isan-janak' ondry,
dia amy ny zanak' ondry fito) 11 ary
osilahy iray ho fanatitra noho ny
ota, ho fanampin' ny fanatitra noho
ny ota hanaovana fanavotana sy ny
fanatitra odorana mandrakariva sy
ny fanatitra hohanina momba azy
ary ny fanatitra aidina momba azy.

12 Ary amy ny andro fahadimy
amby ny folo amy ny volana fahafito
dia hisy fivoriana masina ho anareo;
aza manao tao-zavatra akory, fa
mitandrema ny andro firavoravoana
hafitoana ho any Jehovah. 13 Ary
izao no atero ho fanatitra odorana,

---

[1] *Izahao Eks.* xxxiv. 22. [2] *Na:* hatramy ny iray taona no ho midina.

dia fanatitra atao amy ny afo ho
hanitra ankasitrahana ho any Je-
hovah : vantotr' ombilahy telo amby
ny folo sy ondrilahy roa ary zanak'
ondry efatra amby ny folo, izay iray
taona[1] avy sady tsy misy kilema,
14 ary koba tsara toto voaharo
diloilo ho fanatitra hohanina momba
azy (telo ampahafolon' ny efaha amy
ny isam-bantotr' ombilahy, dia ny
vantotr' ombilahy telo amby ny
folo, ary roa ampahafolon' ny efaha
amy ny isan-ondrilahy, dia ny on-
drilahy roa, 15 ary ampahafolon'
ny efaha amy ny isan-janak' ondry,
dia ny zanak' ondry efatra amby
ny folo) 16 ary osilahy iray ho fana-
titra noho ny ota, ho fanampin' ny
fanatitra odorana mandrakariva sy
ny fanatitra hohanina momba azy
ary ny fanatitra aidina momba azy.
17 Ary amy ny andro faharoa
koa dia vantotr' ombilahy roa amby
ny folo sy ondrilahy roa ary zanak'
ondry efatra amby ny folo, izay iray
taona[1] sady tsy misy kilema, 18 ary
ny fanatitra hohanina momba azy
sy ny fanatitra aidina momba azy,
dia amy ny isam-bantotr' ombilahy
sy ny isan-ondrilahy ary ny isan-
janak' ondry, araka ny isany avy,
araka ny fanao, 19 ary osilahy iray
ho fanatitra noho ny ota, ho fanam-
pin' ny fanatitra odorana mandra-
kariva, sy ny fanatitra hohanina
momba azy ary ny fanatitra aidina
momba azy.
20 Ary amy ny andro fahatelo
koa dia vantotr' ombilahy iraika
amby ny folo sy ondrilahy roa ary
zanak' ondry efatra amby ny folo,
izay iray taona[1] sady tsy misy
kilema, 21 ary ny fanatitra hohanina
momba azy sy ny fanatitra aidina
momba azy, dia amy ny vantotr'
ombilahy sy ny ondrilahy ary ny
zanak' ondry, araka ny isany avy,
araka ny fanao, 22 ary osilahy iray
ho fanatitra noho ny ota, ho fanam-
pin' ny fanatitra odorana mandra-
kariva, sy ny fanatitra hohanina
momba azy ary fanatitra aidina
momba azy.
23 Ary amy ny andro fahefatra
koa dia vantotr' ombilahy folo sy
ondrilahy roa ary zanak' ondry
efatra amby ny folo, izay iray taona[1]
sady tsy misy kilema, 24 ary ny
fanatitra hohanina momba azy sy
ny fanatitra aidina momba azy, dia
amy ny vantotr' ombilahy sy ny
ondrilahy ary ny zanak' ondry, araka
ny isany avy, araka ny fanao, 25
ary osilahy iray ho fanatitra noho
ny ota, ho fanampin' ny fanatitra
odorana mandrakariva, sy ny fana-
titra hohanina momba azy ary ny
fanatitra aidina momba azy.
26 Ary amy ny andro fahadimy
koa dia vantotr' ombilahy sivy sy
ondrilahy roa ary zanak' ondry
efatra amby ny folo, izay iray taona[1]
sady tsy misy kilema, 27 ary ny
fanatitra hohanina momba azy sy
ny fanatitra aidina momba azy, dia
amy ny vantotr' ombilahy sy ny
ondrilahy ary ny zanak' ondry,
araka ny isany avy, araka ny fanao,
28 ary osilahy iray ho fanatitra
noho ny ota, ho fanampin' ny fana-
titra odorana mandrakariva, sy ny
fanatitra hohanina momba azy ary
ny fanatitra aidina momba azy.
29 Ary amy ny andro fahenina
koa dia vantotr' ombilahy valo sy
ondrilahy roa ary zanak' ondry
efatra amby ny folo, izay iray taona[1]
sady tsy misy kilema, 30 ary ny
fanatitra hohanina momba azy sy
ny fanatitra aidina momba azy, dia
amy ny vantotr' ombilahy sy ny
ondrilahy ary ny zanak' ondry,
araka ny isany avy, araka ny fanao,
31 ary osilahy iray ho fanatitra
noho ny ota, ho fanampin' ny fana-
titra odorana mandrakariva, sy ny
fanatitra hohanina momba azy ary
ny fanatitra aidina momba azy.
• 32 Ary amy ny andro fahafito
koa dia vantotr' ombilahy fito sy

[1] *Na:* hatramy ny iray taona no ho midina.

ondrilahy roa ary zanak' ondry
efatra amby ny folo, izay iray taona [1]
sady tsy misy kilema, 33 ary ny
fanatitra hohanina momba azy sy
ny fanatitra aidina momba azy, dia
amy ny vantotr' ombilahy sy ny
ondrilahy ary ny zanak' ondry,
araka ny isany avy, araka ny fanao,
34 ary osilahy iray ho fanatitra
noho ny ota, ho fanampin' ny fana-
titra odorana mandrakariva, sy ny
fanatitra hohanina momba azy ary
ny fanatitra aidina momba azy.

35 Ary amy ny andro fahavalo
dia hisy fara-fivoriana ho anareo;
aza manao tao-zavatra akory. 36
Ary izao no atero ho fanatitra
odorana, dia fanatitra atao amy ny
afo ho hanitra ankasitrahana ho any
Jehovah: vantotr' ombilahy iray sy
ondrilahy iray ary zanak' ondry
fito, izay iray taona [1] avy sady tsy
misy kilema, 37 ary ny fanatitra ho-
hanina momba azy sy ny fanatitra
aidina momba azy, dia amy ny van-
totr' ombilahy sy ny ondrilahy ary
ny zanak' ondry, araka ny isany
avy, araka ny fanao, 38 ary osilahy
iray ho fanatitra noho ny ota, ho
fanampin' ny fanatitra odorana
mandrakariva, sy ny fanatitra ho-
hanina momba azy ary ny fanatitra
aidina momba azy.

39 Ireo no haterinareo ho any
Jehovah amy ny fotoam-pivavaha-
nareo afa-tsy ny fanati-panalamboa-
dinareo sy ny fanati-tsitraponareo
izay aterinareo ho fanatitra odorana
sy fanatitra hohanina sy fanatitra
aidina ary fanati-pihavanana.

XXX. Dia nolazainy Mosesy tamy
ny Zanak' Isiraely izany,
araka izay rehetra efa nandidiany
Jehovah azy.

*Lalàna ny amy ny hahatanterahana ny voady sy ny hanafoanana azy.*

2 ARY Mosesy niteny tamin' ireo
lohan' ny firenen' ny Zanak'
Isiraely ka nanao hoe: Izao no teny
izay nandidiany Jehovah: 3 Raha
misy lehilahy mivoady aminy Jeho-
vah, na mianiana hamehy ny fana-
hiny hifady, dia tsy hitsoa-teny izy;
araka izay rehetra naloaky ny vava-
ny no hataony.

4 Ary raha misy vehivavy mivo-
ady aminy Jehovah ka mamehy tena
hifady, raha mbola zaza ao an-tranon-
drainy izy, 5 ka ren-drainy ny voa-
diny sy ny namehezany ny fanahiny
hifady, nefa tsy niteny azy rainy,
dia tsy afaka ny voadiny sy izay
famehezana na inona na inona na-
mehezany ny fanahiny. 6 Fa raha
nandrara azy rainy tamy ny andro
nandrenesany, dia afaka ny voadiny,
na izay famehezana namehezany ny
fanahiny; ary Jehovah hamela ny
helony, satria nandrara azy rainy.

7 Ary raha manam-bady izy ka
misy voady efa nataony, na misy
teniteny foana nataon' ny molony,
izay namehezany ny fanahiny hifady,
8 ka nandre izany ny lahy, nefa tsy
niteny azy tamy ny andro nandre-
nesany, dia tsy afaka ny voadiny sy
izay famehezana namehezany ny
fanahiny. 9 Fa raha nandrara azy
ny vadiny tamy ny andro nandrene-
sany, dia hahafoana ny voadiny izay
nivoadiany sy izay teniteny foana
naloaky ny vavany ka namehezany
ny fanahiny izy; ary Jehovah ha-
mela ny helony.

10 Fa ny amy ny voadin' ny vehi-
vavy maty vady na ny efa nisaorana
kosa, dia tsy afaka izay rehetra
namehezany ny fanahiny.

11 Ary raha nisy vehivavy ni-
voady tao an-tranon' ny vadiny,
na nianiana namehy ny fanahiny
hifady, 12 ka nandre ny vadiny,
nefa tsy niteny azy na nandrara
azy, dia tsy afaka ny voadiny, na
ny famehezana na inona na inona
izay namehezany ny fanahiny. 13
Fa raha nahafoana izany kosa ny
vadiny tamy ny andro nandrene-
sany, dia afaka izay rehetra naloaky

[1] *Na:* hatramy ny iray taona no ho midina.

ny vavany ho voadiny na ho fame-
hezana ny fanahiny; ny vadiny no
nahafoana izany, ary Jehovah ha-
mela ny helony. 14 Ny voady
rehetra sy ny fianianana rehetra
amehezany tena hampahory ny tena-
ny, dia ny lahy hiany no tsy haha-
faka azy, na hahafaka azy. 15 Fa
raha tsy niteny azy akory tamy ny
an-davan-andro ny lahy, dia tsy
hahafaka ny voadiny, na izay fame-
hezana namehezany ny tenany, izy;
tsy mahafaka izany izy, satria tsy
niteny azy tamy ny andro nandre-
nesany. 16 Fa raha manao izay
hahafoana izany izy aorian' ny an-
drenesany azy, dia hitondra ny
heloky ny vavy izy.
17 Ireo no lalàna izay nandidiany
Jehovah any Mosesy ny amy ny
lehilahy sy ny vadiny, ary ny amy
ny ray sy ny zanani-vavy, raha
mbola zaza ao an-tranon-drainy izy.

*Ny tafika namaliana ny Midianita.*

XXXI. ARY Jehovah niteny ta-
miny Mosesy ka nanao
hoe: 2 Valio ny Midianita noho ny
nataony tamy ny Zanak' Isiraely;
ary rehefa afaka izany, dia hango-
nina any amy ny razanao hianao.
3 Dia niteny tamy ny olona Mo-
sesy ka nanao hoe: Miomàna ho
any an-tafika ny sasany aminareo,
ary aoka izy hanafika ny Midianita,
hahatanteraka ny famaliany Jehovah
azy. 4 Arivo lahy avy isam-pirenena
amy ny fireneny Isiraely no ham-
pandehaninareo ho any an-tafika.
5 Dia navahana tamy ny fireneny
Isiraely ny arivo isam-pirenena,
dia roa arivo amby iray alina, samy
voaomana hiady. 6 Ary nampande-
haniny Mosesy ho any an-tafika ireo
arivo lahy isam-pirenena ireo sy
Finehasa, zanaky Eleazara mpiso-
rona, izay nitondra ny fanaka masi-
na teny an-tànany, dia ny trompetra
avo feo.
7 Dia niady tamy ny Midianita
ireo, araka izay efa nandidiany Je-
hovah any Mosesy; ary namono ny
lehilahy rehetra izy; 8 ary ny
mpanjakany Midiana dimy lahy dia
matiny niaraka tamin' ireny koa,
dia Evy sy Rekema sy Zora sy Hora
ary Reba; ary Balama, zanaky
Beora, koa dia novonoiny tamy ny
sabatra.
9 Ary ny Zanak' Isiraely namabo
ny vehivavy Midianita sy ny zanany
madinika; ary nobaboiny avokoa
ny biby fiompiny rehetra sy ny omby
aman-ondriny rehetra ary ny fana-
nany rehetra. 10 Ary ny tanànany
rehetra izay teo amy ny fonenany
sy ny tobiny rehetra dia nodorany
tamy ny afo. 11 Ary nalainy avo-
koa ny babo rehetra, na olona na
biby fiompy, 12 dia nentiny tany
aminy Mosesy sy Eleazara mpiso-
rona ary ny fiangonan' ny Zanak'
Isiraely teo an-toby, teo Arbota-
moaba, izay eo amorony Jordana
tandrifiny Jeriko.
13 Ary Mosesy sy Eleazara mpi-
sorona ary ny lohan' ny fiangonana
rehetra nivoaka hitsena azy teo ive-
lan' ny toby. 14 Ary tezitra tamy
ny mpifehy ny miaramila Mosesy,
dia tamy ny mpifehy arivo sy ny
mpifehy zato, izay avy tany an-tafika,
15 ka hoy izy taminy: Nahoana no
novelominareo ny vehivavy rehetra?
16 Ireo hiany no nampahadiso ny
Zanak' Isiraely taminy Jehovah ny
aminy Peora, araka ny teniny Bala-
ma, ka nahazo ny fiangonany Jeho-
vah ny areti-mandringana. 17 Koa
ankehitriny, vonoy ny zazalahy
madinika rehetra, ary vonoy koa ny
vehivavy rehetra izay efa nahalala
lahy. 18 Fa ny zazavavy rehetra
izay tsy mbola nahalala lahy dia
velomy ho anareo. 19 Ary mitobia
eo ivelan' ny toby hafitoana; ary
izay nahafaty olona na nikasika
faty dia samia manadio ny tenany,
na hianareo, na ny sambotrareo
amy ny andro fahatelo sy ny andro
fahafito. 20 Ary ny fitafiana re-
hetra, na ny fanaka hoditra, na ny
fanaka volon' osy, na ny fanaka
hazo, dia diovy avokoa.

21 Ary hoy Eleazara mpisorona
tamy ny mpanafika, izay efa tany
amy ny ady: Izao no lalàna hotan-
dremana, izay nandidiany Jehovah
any Mosesy: 22 Ny volamena sy ny
volafotsy sy ny varahina sy ny vy
sy ny vifotsy ary ny firaka, 23 dia ny
zavatra rehetra izay maharitra afo,
dia ataovy ao amy ny afo, dia hadio,
kanefa hodiovina amy ny rano fana-
diovana koa izy; ary izay rehetra
tsy maharitra afo kosa dia ataovy
ao amy ny rano hiany. 24 Ary
sasao ny fitafianareo amy ny andro
fahafito, dia hadio hianareo; ary
rehefa afaka izany, dia mahazo
miditra eo amy ny toby hianareo.

25 Ary Jehovah niteny taminy
Mosesy ka nanao hoe: 26 Alaonao
sy Eleazara mpisorona sy ny lohan'
ny fianakaviana amy ny fiangonana
ny isan' ny babo izay azo, na olona,
na biby fiompy; 27 ary sasaho ny
babo ho an' izay niady, dia izay efa
tany an-tafika, sy ho any ny fiango-
nana rehetra; 28 kanefa makà
anjara ho any Jehovah avy amy ny
mpanafika izay nivoaka ho any
an-tafika, dia iray isan-diman-jato,
na olona, na omby, na boriky, na
ondry aman-osy: 29 ny antsasany
izay azy no hanalanao izany ka
homenao any Eleazara mpisorona
ho fanatitra alaina ho any Jehovah.
30 Ary ny antsasany any ny Za-
nak' Isiraely kosa dia analao iray
isan-dimam-polo, na olona, na omby,
na boriky, na ondry aman-osy, dia
ny biby fiompy rehetra, ka omeo ho
any ny Levita, izay mitandrina ny
anjara-raharaha momba ny taberna-
keliny Jehovah.

31 Dia nataony Mosesy sy Elea-
zara mpisorona izany, araka izay efa
nandidiany Jehovah any Mosesy.
32 Ary ny babo sisa afa-tsy izay
azon' ny mpanafika, dia ondry
aman-osy dimy arivo amby fito
alina sy enina hetsy, 33 sy omby
roa arivo amby fito alina, 34 sy
boriky arivo amby enina alina, 35
ary olona, dia ny zazavavy izay tsy
mbola nahalala lahy, roa arivo
amby telo alina. 36 Ary ny an-
tsasany izay anjaran' ny efa tany an-
tafika dia izao: ny isan' ny ondry
aman-osy dia diman-jato amby fito
arivo sy telo alina sy telo hetsy; 37
ary ny anjarany Jehovah avy tamy
ny ondry aman-osy dia dimy amby
fito-polo sy enin-jato. 38 Ary ny
omby dia enina arivo amby telo
alina; ary ny anjarany Jehovah
avy tamin' ireo dia roa amby fito-
polo. 39 Ary ny boriky dia diman-
jato amby telo alina; ary ny an-
jarany Jehovah avy tamin' ireo dia
iraika amby enim-polo. 40 Ary ny
zazavavy dia enina arivo amby iray
alina; ary ny anjarany Jehovah
avy tamin' ireo dia roa amby telo-
polo. 41 Dia nomeny Mosesy any
Eleazara mpisorona ny anjara izay
nalaina ho any Jehovah, araka izay
efa nandidiany Jehovah any Mosesy.

42 Ary avy tamy ny antsasany
any ny Zanak' Isiraely, izay noza-
rainy Mosesy avy tamy ny mpana-
fika 43 (fa ny antsasany any ny
fiangonana dia ondry aman-osy
diman-jato amby fito arivo sy telo
alina sy telo hetsy 44 sy omby enina
arivo amby telo alina 45 sy boriky
diman-jato amby telo alina 46 ary
olona enina arivo amby iray alina),
—47 ny antsasany any ny Zanak'
Isiraely dia nanalany Mosesy iray
isan-dimam-polo, na olona, na biby
fiompy, ka nomeny ho any ny
Levita mpitandrina ny anjara-raha-
raha momba ny tabernakeliny Je-
hovah izany, araka izay efa nan-
didiany Jehovah any Mosesy.

48 Ary ny mpifehy, izay nifehy
ny miaramila, dia ny mpifehy arivo
sy ny mpifehy zato, dia nanatona
any Mosesy 49 ka nanao taminy
hoe: Ny mpanomponao efa naka ny
isan' ny mpanafika izay nofehezinay,
ka tsy misy diso isa aminay na dia
lehilahy iray akory aza; 50 koa
nitondra fanatitra ho any Jehovah
izahay, dia ny firavaka volamena
efa azonay avy, dia fehin-tànana sy

haba sy peratra fanombohan-kase sy
kavina ary voavola, hanaovana fana-
votana ho any ny ainay eo anatre-
hany Jehovah.
51 Dia noraisiny Mosesy sy
Eleazara mpisorona taminy ny vola-
mena, dia firavaka voatefy avokoa.
52 Ary ny volamena rehetra tamy
ny fanatitra nalain' ny mpifehy
arivo sy ny mpifehy zato ho any
Jehovah, dia sekely dimam-polo
amby fiton-jato sy enina arivo sy
iray alina 53 (fa ny mpanafika samy
namabo ho any ny tenany). 54
Dia noraisiny Mosesy sy Eleazara
mpisorona ny volamena nomen' ny
mpifehy arivo sy ny mpifehy zato
ka nentiny tao amy ny trano-lay
fihaonana ho fahatsiarovana ho any
ny Zanak' Isiraely eo anatrehany
Jehovah.

*Ny nahazoan' ny fireneny Robena sy Gada ary ny antsasaky ny fireneny Manase zara-tany tao an-dafy atsinanany Jordana.*

XXXII. ARY nanana omby aman-
ondry be indrindra
ny taranaky Robena sy ny taranaky
Gada; ary rehefa nahita ny tany
Jazera sy ny tany Gileada izy, fa
tany tsara ho fiandrasana omby
aman-ondry io, 2 dia avy ny tara-
naky Gada sy ny taranaky Robena
ka niteny taminy Mosesy sy Elea-
zara mpisorona sy tamy ny lohan'
ny fiangonana ka nanao hoe: 3
Atarota sy Dibona sy Jazera sy
Nimra sy Hesbona sy Elale sy Se-
bama sy Nebo ary Beona, 4 ireo tany
noreseny Jehovah teo anoloan' ny
fiangonan' ny Isiraely, dia tany
tsara ho fiandrasana omby aman-
ondry, ary ny mpanomponao manana
omby aman-ondry; 5 dia hoy koa
izy: Raha mahita fitia eo imasonao
izahay, aoka homena anay mpanom-
ponao ho zara-taninay io tany io;
fa aza ampitaina any Jordana
izahay.
6 Dia hoy Mosesy tamy ny tara-
naky Gada sy ny taranaky Robena:
Ny rahalahinareo handeha hanafika,
ka hianareo kosa hijanona eto va?
7 Nahoana hianareo no mampike-
traka ny fon' ny Zanak' Isiraely,
mba tsy handehanany ho any amy
ny tany izay nomeny Jehovah azy?
8 Izany no nataon' ny rainareo,
fony nirahiko avy tao Kadesi-barnea
hisafo ny tany izy; 9 fa raha nia-
katra hatrany an-dohasaha Eskola
izy ka nahita ny tany, dia nampike-
traka ny fon' ny Zanak' Isiraely
izy, mba tsy handehanany ho any
amy ny tany izay efa nomeny Je-
hovah azy. 10 Ary nirehitra ny
fahatezerany Jehovah tamin' izay
andro izay, dia nianiana Izy ka
nanao hoe: 11 Ny olona izay nia-
katra avy tany Egypta, hatramy ny
roa-polo taona no ho miakatra, dia
tsy hisy hahita ny tany izay efa
nianianako taminy Abrahama sy
Isaka ary Jakoba homena azy,
satria tsy tanteraka tamy ny fanara-
hana Ahy izy; 12 afa-tsy Kaleba,
zanaky Jefone Kenizita, sy Josoa,
zanaky Nona, izay tanteraka tamy
ny fanarahana any Jehovah. 13
Dia nirehitra tamy ny Isiraely ny
fahatezerany Jehovah, ka nampire-
nireny azy tany an-efitra efa-polo
taona Izy mandra-pahalany ritran'
ny taranaka rehetra izay nanao
ratsy teo imasony Jehovah. 14
Ary, indreto, hianareo mitsangana
hisolo ny rainareo, ho taranaka
mbola mpanota, hampitombo ny
firehetan' ny fahatezerany Jehovah
amy ny Isiraely. 15 Fa raha miala
amy ny fanarahana Azy hianareo,
dia hamela azy any an-efitra indray
Izy; ka dia hianareo no handringana
izao olona rehetra izao.
16 Ary dia nanatona azy izy ireo
ka nanao hoe: Hanao vala eto
izahay ho any ny omby aman-ondri-
nay sy tanàna koa ho any ny zana-
kay madinika; 17 fa ny tenanay
dia hiomana faingana handroso eo
alohan' ny Zanak' Isiraely mandra-
pitondranay azy ho any amy ny
taniny; ary ny zanakay madinika

dia hitoetra amy ny tanàna mimanda
noho ny mponina amy ny tany. 18
Tsy hody any an-tranonay izahay,
mandra-pahazon' ny Zanak' Isiraely
ny zara-taniny avy. 19 Fa tsy
hiara-mandray zara-tany aminy iza-
hay hatrany an-dafiny Jordana no
ho miankandrefana, satria efa azo-
nay atỳ an-dafy atsinanany Jordana
atỳ ny zara-taninay.
20 Dia hoy Mosesy taminy : Raha
hanao izany zavatra izany hianareo
ka hiomana eo anatrehany Jehovah
ho any an-tafika, 21 ary rehefa samy
efa voaomana hiady, dia hita ho any
an-dafiny Jordana eo anatrehany
Jehovah, mandra-pandroakany ny
fahavalony hiala eo anoloany, 22
ka ho resy eo anatrehany Jehovah
ny tany ; ary rehefa vita izany, dia
hody hianareo ka tsy hanan-tsiny,
na aminy Jehovah, na amy ny
Isiraely ; ary ity tany ity ho zara-
taninareo eo anatrehany Jehovah.
23 Fa raha tsy hanao izany kosa
hianareo, dia manota aminy Je-
hovah ; ary aoka ho fantatrareo fa
hanody anareo ny fahotanareo. 24
Manaova tanàna ho any ny zana-
kareo madinika sy vala ho any ny
ondry aman-osinareo, ka ataovy izay
naloaky ny vavanareo.
25 Dia niteny taminy Mosesy ny
taranaky Gada sy ny taranaky
Robena ka nanao hoe : Ny mpanom-
ponao dia hanao araka izay andi-
dianao, tompoko : 26 ny zanakay
madinika sy ny vadinay sy ny ondry
aman-osinay ary ny biby fiompinay
rehetra dia hitoetra ato amy ny
tanànany Gileada ; 27 fa ny mpa-
nomponao handeha hita, samy efa
voaomana hiady eo anatrehany Je-
hovah, ho any an-tafika, araka izay
nolazainao, tompoko.
28 Ary Mosesy dia nandidy any
Eleazara mpisorona sy Josoa, zanaky
Nona, ary ny lohan' ny fianakaviana
tamy ny firenen' ny Zanak' Isiraely
ny amin' ireo 29 ka nanao taminy
hoe : Raha handeha hita any Jor-
dana hiaraka aminareo ny taranaky
Gada sy ny taranaky Robena, samy
efa voaomana hiady eo anatrehany
Jehovah, ka ho resy ny tany eo
anoloanareo, dia homenareo azy ny
tany Gileada ho zara-taniny ; 30 fa
raha tsy mandeha samy efa voa-
omana hiady miaraka aminareo izy,
dia eo aminareo amy ny tany
Kanana hiany no hahazoany zara-
tany.
31 Dia namaly ny taranaky Gada
sy ny taranaky Robena ka nanao
hoe : Araka izay nolazainy Jehovah
tamy ny mpanomponao no hatao-
nay : 32 izahay handeha hita eo
anatrehany Jehovah ho any amy ny
tany Kanana samy efa voaomana
hiady, kanefa etỳ an-dafiny Jor-
dana etỳ hiany no hahazoanay zara-
tany.
33 Dia nomeny Mosesy ho any ny
taranaky Gada sy ny taranaky
Robena ary ny antsasaky ny fire-
neny Manase, zanaky Josefa, ny
fanjakany Sihona, mpanjakan' ny
Amorita, sy ny fanjakany Oga,
mpanjakany Basana, dia ny tany
mbamy ny tanànany ao amy ny
fari-tany, dia ny tanàna eny amy ny
tany manodidina.
34 Ary ny taranaky Gada nanao
any Dibona sy Atarota sy Aroera
35 sy Atrota-sofana sy Jazera ary
Jogbeha 36 sy Beti-nimra sy Beti-
harana, tanàna mimanda, ary vala
ho any ny ondry.
37 Ary ny taranaky Robena
nanao any Hesbona sy Elale sy
Kiriataima 38 sy Nebo sy Bala-
meona (nefa novana ny anaran'
ireo) ary Sibma ; ary nasiany
anarana *vaovao* ny tanàna izay
nataony.
39 Ary ny taranaky Makira,
zanaky Manase, nankany Gileada
ka nahafaka azy, dia nandroaka ny
Amorita izay nonina teo. 40 Ary
Gileada dia nomeny Mosesy any
Makira, zanaky Manase, ka nonina
tao izy. 41 Ary Jaïra, zanaky
Manase, nandeha ka nahafaka ny
tanàna madinika teo, ary ny ana-

rany nataony hoe Havota-jaïra.[1]
42 Ary Noba nandeha ka nahafaka
any Kenata sy ny zana-bohiny,
dia nataony hoe Noba, araka ny
anarany izy.

*Ny nitobian' ny Zanak' Isiraely tany an-efitra.*

XXXIII. ARY izao no nandehanan' ny Zanak'
Isiraely, izay nentiny Mosesy sy
Arona nivoaka avy tany amy ny
tany Egypta araka ny antokony. 2
Dia nosoratany Mosesy ny nialany
araka ny nandehanany, araka ny
didiny Jehovah; ary izao no nandehanany araka ny nialany:—
3 Niala tao Ramesesa izy tamy
ny volana voalohany, dia tamy ny
andro fahadimy amby ny folo tamy
ny volana voalohany; nony ampitson' ny Paska no nivoahan' ny
Zanak' Isiraely tamy ny tànana avo
teo imason' ny Egyptiana rehetra.
4 Fa ny Egyptiana mbola nandevina izay efa novonoiny Jehovah teo
aminy, dia ny lahimatoa rehetra;
ary ny andriamaniny dia notsarainy
Jehovah.
5 Ary nony niala tao Ramesesa
ny Zanak' Isiraely, dia nitoby tao
Sokota.
6 Ary nony niala tao Sokota izy,
dia nitoby tao Etama, izay teo antsisin' ny efitra.
7 Ary nony niala tao Etama izy,
dia nivily nankao Pi-hahirota, izay
tandrifiny Bala-zefona, ka nitoby
tandrifiny Migdola.
8 Ary nony niala tandrifiny Hahirota izy, dia nandeha nita teo afovoan' ny ranomasina ho any anefitra, dia nandeha làlan-kateloana
tany an-efitra Etama izy ka nitoby
tao Mara.
9 Ary nony niala tao Mara izy,
dia nankany Elima; ary tao Elima
dia nisy loharano roa amby ny folo
sy hazo rofia[2] fito-polo, dia nitoby
teo izy.
10 Ary nony niala tao Elima izy,
dia nitoby tao amoron' ny Ranomasina Mena.
11 Ary nony niala tao amoron'
ny Ranomasina Mena izy, dia nitoby
tany an-efitra Sina.
12 Ary nony niala tany an-efitra
Sina izy, dia nitoby tao Dopka.
13 Ary nony niala tao Dopka
izy, dia nitoby tao Alosy.
14 Ary nony niala tao Alosy izy,
dia nitoby tao Refidima; ary tsy
nisy rano tao hosotroin' ny olona.
15 Ary nony niala tao Refidima
izy, dia nitoby tany an-efitry Sinay.
16 Ary nony niala tany an-efitry
Sinay izy, dia nitoby tao Kibrotahatava.
17 Ary nony niala tao Kibrotahatava izy, dia nitoby tao Hazerota.
18 Ary nony niala tao Hazerota
izy, dia nitoby tao Ritma.
19 Ary nony niala tao Ritma
izy, dia nitoby tao Rimona-pareza.
20 Ary nony niala tao Rimonapareza izy, dia nitoby tao Libna.
21 Ary nony niala tao Libna izy,
dia nitoby tao Risa.
22 Ary nony niala tao Risa izy,
dia nitoby tao Kehelata.
23 Ary nony niala tao Kehelata
izy, dia nitoby tao an-tendrombohitra Sapera.
24 Ary nony niala tao an-tendrombohitra Sapera izy, dia nitoby
tao Harada.
25 Ary nony niala tao Harada
izy, dia nitoby tao Makelota.
26 Ary nony niala tao Makelota
izy, dia nitoby tao Tahata.
27 Ary nony niala tao Tahata izy,
dia nitoby tao Tera.
28 Ary nony niala tao Tera izy,
dia nitoby tao Mitka.
29 Ary nony niala tao Mitka izy,
dia nitoby tao Hasmona.
30 Ary nony niala tao Hasmona
izy, dia nitoby tao Moserota.
31 Ary nony niala tao Moserota
izy, dia nitoby tao Bene-jakana.

---

[1] *Na:* Havota-jaïra = Tanàna madinika any Jaïra. [2] palma.

32 Ary nony niala tao Bene-
jakana izy, dia nitoby tao Hora-
hagidgada.
33 Ary nony niala tao Hora-
hagidgada izy, dia nitoby tao
Jotbata.
34 Ary nony niala tao Jotbata
izy, dia nitoby tao Abrona.
35 Ary nony niala tao Abrona
izy, dia nitoby tao Ezion-gebera.
36 Ary nony niala tao Ezion-
gebera izy, dia nitoby tany an-efitra
Zina (Kadesy izany).
37 Ary nony niala tao Kadesy
izy, dia nitoby tao an-tendrombo-
hitra Hora, tao an-tsisin' ny tany
Edoma. 38 Ary Arona mpisorona
niakatra tao an-tendrombohitra
Hora, araka ny didiny Jehovah,
dia maty tao izy tamy ny fahefa-
polo taona taorian' ny nivoahan', ny
Zanak' Isiraely avy tany amy ny
tany Egypta, tamy ny andro voalo-
hany tamy ny volana fahadimy. 39
Ary efa telo amby roa-polo amby
zato taona Arona, raha maty tao
an-tendrombohitra Hora izy. 40
Ary ren' ilay Kananita, mpanja-
kany Arada, izay nonina teo amy
ny tany atsimo amy ny tany Ka-
nana, fa avy ny Zanak' Isiraely.
41 Ary nony niala tao an-ten-
drombohitra Hora izy, dia nitoby
tao Zalmona.
42 Ary nony niala tao Zalmona
izy, dia nitoby tao Ponona.
43 Ary nony niala tao Ponona
izy, dia nitoby tao Obota.
44 Ary nony niala tao Obota
izy, dia nitoby tao Ie-abarima tao
amy ny fari-taniny Moaba.
45 Ary nony niala tao Ie izy,
dia nitoby tao Dibon-gada.
46 Ary nony niala tao Dibon-
gada izy, dia nitoby tao Almon-
diblataima.
47 Ary nony niala tao Almon-
diblataima izy, dia nitoby tao amy
ny tendrombohitra Abarima, tandri-
finy Nebo.
48 Ary nony niala tamy ny
tendrombohitra Abarima izy, dia
nitoby tao Arbota-moaba, teo amo-
rony Jordana tandrifiny Jeriko. 49
Ary nitoby teo amorony Jordana
izy hatrany Beti-jesimota ka hatrany
Abela-sitima, tao Arbota-moaba.
50 Ary Jehovah niteny taminy
Mosesy teo Arbota-moaba, teo amo-
rony Jordana tandrifiny Jeriko, ka
nanao hoe : 51 Mitenena amy ny
Zanak' Isiraely hoe : Rehefa tafita
any Jordana ka tonga any amy ny
tany Kanana hianareo, 52 dia ho-
roahinareo eo alohanareo ny mpo-
nina rehetra amy ny tany, ary hora-
vanareo ny vato soratany rehetra,
ary hosimbanareo ny sarin-javany
an-idina rehetra, ary horavanareo
ny fitoerana avony rehetra ; 53 dia
halainareo ny tany, ka hitoetra eo
hianareo ; fa hianareo no nomeko
ny tany ho zara-taninareo. 54 Ary
filokana no hizaranareo ny tany
araka ny fokonareo avy : ny maro
isa homenareo zara-tany bebe kokoa,
ary ny vitsy isa homenareo kelikely
kokoa ; samy ao amin' izay ivoahan'
ny filokana ho azy no ho *anjarany ;*
araka ny firenen' ny razanareo no
hahazoanareo zara-tany.
55 Fa raha tsy roahinareo eo
alohanareo ny mponina amy ny
tany, dia ho lay amy ny masonareo
sy ho tsilo amy ny tehezanareo izay
avelanareo hitoetra eo, ka han-
drafy anareo eo amy ny tany izay
onenanareo izy ; 56 ary hataoko
aminareo izay nokasaiko hatao
aminy.

*Ny ho faritry ny tany Kanana.*

XXXIV. ARY Jehovah niteny
taminy Mosesy ka
nanao hoe : 2 Mandidia ny Zanak'
Isiraely hoe : Raha tonga any amy
ny tany Kanana hianareo, dia izao
no tany izay ho azonareo ho lova,
dia ny tany Kanana araka izay fari-
taniny.
3 Ary ny lafiny atsimo amy ny
taninareo dia hatramy ny efitra
Zina, izay mifanolotra aminy Edoma.
Ary ny fari-taninareo atsimo dia

hatramy ny faran' ny Ranomasin-
tsira any atsinanana, 4 dia miolaka
eo atsimon' ny fiakarana Akrabima,
dia mandroso hatrany Zina, dia ma-
hazo any atsimony Kadesi-barnea,
dia mahazo any Hazar-adara ka
mandroso hatrany Azmona, 5 ary
miolaka hatrany Azmona ka ha-
tramy ny lohasahan-driaky Egypta,
ka dia mihatra amy ny rano-
masina.

6 Ary ny amy ny fari-tany andre-
fana, dia indro ny ranomasina lehibe
sy ny amorony, ka hatreo no ho fari-
taninareo andrefana.

7 Ary izao no ho fari-taninareo
avaratra: hatramy ny ranomasina
lehibe dia aoka ny tendrombohitra
Hora no hotandrifìnareo; 8 ary
hatramy ny tendrombohitra Hora
dia aoka ny làlana mankany Ha-
mata no hotandrifìnareo, ary aoka
ny fari-tany hahazo any Zedada, 9
dia hahazo any Zifrona, ka dia
hihatra any Hazar-enana; izany no
ho fari-taninareo avaratra.

10 Ary ny ho fari-taninareo atsi-
nanana dia ampifanitsio aminy Ha-
zar-enana ka hatrany Sefama, 11
dia hidina hatrany Sefama ka ha-
trany Ribla any atsinanany Aina,
dia mbola hidina hiany koa ka
hipaka amy ny Ranomasiny Kine-
reta atsinanana, 12 dia hidina hiany
indray hatrany Jordana, ka dia
hihatra amy ny Ranomasin-tsira.

Izany no ho taninareo araka ny
fari-taniny manodidina.

13 Ary Mosesy nandidy ny Za-
nak' Isiraely ka nanao hoe: Izany
no tany izay hozarainareo araka ny
filokana, dia izay andidiany Jehovah
homena ny firenena sivy sy sasany;
14 fa ny firenena taranaky Robena
araka ny fianakaviany sy ny fire-
nena taranaky Gada araka ny fiana-
kaviany dia efa nandray ny zara-
taniny, ary ny antsasaky ny firene-
ny Manase koa dia efa nandray ny
zara-taniny; 15 dia ny firenena roa
sy sasany samy efa nandray ny
zara-taniny atỳ an-dafy atsinanany
Jordana, hitsiny Jeriko, tandrifin'
ny fiposahan' ny masoandro.

*Ny anaran' ny lehilahy roa amby ny folo notendrena hizara ny tany.*

16 ARY Jehovah niteny taminy
Mosesy ka nanao hoe: 17
Izao no anaran' ny lehilahy izay
hizara ny tany ho anareo: Eleazara
mpisorona sy Josoa, zanaky Nona.
18 Ary loholona iray avy amy ny
isam-pirenena koa no halainareo
hizara ny tany. 19 Ary izao no
anaran' ireo lehilahy ireo: ny avy
amy ny fireneny Joda dia Kaleba,
zanaky Jefone; 20 ary ny avy amy
ny firenena taranaky Simeona dia
Semoela, zanaky Amihoda; 21 ary
ny avy amy ny fireneny Benjamina
dia Elidada, zanaky Kislona; 22
ary ny lohan' ny firenena taranaky
Dana dia Boky, zanaky Jogly; 23
ary ny avy amy ny taranaky Jo-
sefa: ny lohan' ny firenena taranaky
Manase dia Haniela, zanaky Efoda;
24 ary ny lohan' ny firenena tarana-
ky Efraima dia Kemoela, zanaky
Siftana; 25 ary ny lohan' ny fire-
nena taranaky Zebolona dia Eliza-
fana, zanaky Parnaka; 26 ary ny
lohan' ny firenena taranaky Isakara
dia Paltiela, zanaky Azana; 27 ary
ny lohan' ny firenena taranaky
Asera dia Ahihoda, zanaky Selomy;
28 ary ny lohan' ny firenena tara-
naky Naftaly dia Pedahela, zanaky
Amihoda.

29 Ireo no nodidiany Jehovah
hizara ny tany Kanana ho any ny
Zanak' Isiraely.

*Ny hanomezana tanàna ho any ny Levita.*

XXXV. ARY Jehovah niteny ta-
miny Mosesy teo Ar-
bota-moaba, amorony Jordana tan-
drifiny Jeriko, ka nanao hoe: 2
Mandidia ny Zanak' Isiraely mba
hanome tanàna ao amy ny zara-
taniny avy honenan' ny Levita; ary
homenareo tany manodidina ny ta-
nàna koa izy. 3 Koa ny tanàna

dia honenany; ary ny tany dia ho
any ny biby fiompiny sy ny fana-
nany mbamy ny bibiny rehetra. 4
Ary ny tany manodidina ny tanàna
izay homenareo ny Levita dia izao:
Hatramy ny màndan' ny tanàna ka
hatramy ny faritry ny taniny dia
arivo hakiho amy ny lafiny efatra
avy. 5 Dia handrefy roa arivo
hakiho eo ivelan' ny tanàna hianareo
amy ny lafiny atsinanana, ary roa
arivo hakiho amy ny lafiny atsimo,
ary roa arivo hakiho amy ny lafiny
andrefana, ary roa arivo hakiho amy
ny lafiny avaratra, ary ny tanàna
dia ho eo afovoany; izany no ho
taniny manodidina ny tanàna.
6 Ary izao no tanàna izay home-
nareo ny Levita: dia tanàna enina
fandosirana, izay homenareo handosi-
ran' izay nahafaty olona, sy tanàna
roa amby efa-polo koa. 7 Koa ny
tanàna rehetra izay homenareo ny
Levita dia valo amby efa-polo mba-
my ny tany manodidina azy. 8
Ary ny amy ny tanàna izay ho-
menareo avy amy ny zara-tanin'
*ny firenen'* ny Zanak' Isiraely, dia
izay be no hanalanareo be, ary izay
kely no hanalanareo kely: samy
hanome tanàna ho any ny Levita
izy rehetra araka ny zara-taniny
avy.

*Ny hifidianana tanàna handosiran' izay nahafaty olona tsy nahy.*

9 ARY Jehovah niteny taminy
Mosesy ka nanao hoe: 10
Mitenena amy ny Zanak' Isiraely
hoe: Rehefa tafita any Jordana hia-
nareo ka tonga any amy ny tany
Kanana, 11 dia hifidy tanàna hia-
nareo, ho tanàna fandosirana ho
anareo, mba handosiran' izay naha-
faty olona tsy nahy. 12 Dia ho
fandosirana ho anareo mba tsy ho
azon' ny mpamaly ra[1] izany tanàna
izany, mba tsy ho faty izay nahafaty
olona mandra-pisehony hotsaraina eo
anatrehan' ny fiangonana. 13 Ary
ireo tanàna homenareo ireo dia ho
tanàna fandosirana enina ho anareo.
14 Ny tanàna telo dia homenareo
etỳ an-dafiny Jordana etỳ, ary ny
tanàna telo kosa homenareo ao amy
ny tany Kanana; ho tanàna fando-
sirana ireo. 15 Ireo tanàna enina
ireo dia ho fandosirana ho any ny
Zanak' Isiraely sy ny vahiny ary ny
mpitoetra ao aminy, mba handosiran'
izay rehetra nahafaty olona tsy
nahy.
16 Kanefa raha misy mamely vy
olona ka mahafaty, dia nahafaty
olona izy; hatao maty tokoa izay
nahafaty olona. 17 Ary raha misy
mamely vato olona ka mahafaty, dia
nahafaty olona izy; hatao maty
tokoa izay nahafaty olona. 18 Ary
raha misy mamely hazo olona ka
mahafaty, dia nahafaty olona izy;
hatao maty tokoa izay nahafaty
olona. 19 Ny mpamaly ra[1] no ma-
hazo mamono azy; raha mihaona
aminy izy, dia mahazo mamono azy.
20 Ary raha misy mamely olona
noho ny lolom-po, na mitoraka olona
amy ny fanotrehana, ka mahafaty,
21 na mamely amy ny tànany noho
ny fandrafiana ka mahafaty, dia
hatao maty tokoa ilay namely;
nahafaty olona izy; ny mpamaly
ra[1] no mahazo mamono azy, raha
mihaona aminy izy.
22 Fa raha misy mamely olona
tsy nahy, ka tsy noho ny fandra-
fiana, na mitoraka olona na amin'
inona na amin' inona, nefa tsy amy
ny fanotrehana, 23 na sendra man-
jera vato ka mahafaty olona, nefa
tsy hitany, sady tsy fahavalony izy,
na mitady handratra azy, 24 dia
hotsarain' ny fiangonana ilay namely
sy ny mpamaly ra[1] araka izany
lalàna izany. 25 Ary hovonjen' ny
fiangonana ho afaka amy ny mpa-
maly ra[1] ilay nahafaty olona ka
hateriny indray ho ao amy ny tanàna
fandosirana izay nalehany tamin'
izy nandositra; ary hitoetra ao izy

[1] *Heb.* goel.

mandra-pahafatin' ny mpisoronabe
izay voahosotra tamy ny diloilo
masina.
26 Fa raha mivoaka ho eo ivelan'
ny tanàna fandosirana izay nalehany
tamin' izy nandositra ilay nahafaty
olona 27 ka hitan' ny mpamaly ra [1]
eo ivelan' ny tanàna, dia azony vo-
noina izy; ary tsy hisy valin-dra
amin' izany, 28 satria tokony ho
nitoetra tao an-tanàna fandosirana
izy mandra-pahafatin' ny mpisorona-
be; fa rehefa maty ny mpisoronabe,
dia mahazo mody any amy ny zara-
taniny hiany ilay nahafaty olona.
29 Ary izany zavatra izany dia
ho lalàna hitondrana anareo hatramy
ny taranakareo fara mandimby
eny amin' izay rehetra onenanareo.
30 Ny amin' izay rehetra maha-
faty olona, dia hatao maty izay
mahafaty, araka ny tenin' ny vavo-
lombelona; nefa raha vavolombe-
lona iray monja, dia tsy ampy hana-
meloka hahafaty olona izany. 31
Ary hianareo tsy handray avotry
ny ain' ny nahafaty olona, izay me-
loka ka tokony ho faty; fa hatao
maty tokoa izy. 32 Ary hianareo
tsy handray avotra ho an' izay man-
dositra ho ao an-tanàna fandosirana,
mba hodiany indray hitoetra amy
ny taniny, raha mbola tsy maty ny
mpisorona.
33 Ary aza mametaveta ny tany
izay onenanareo, fa ny ra dia fame-
tavetana ny tany; ary ny tany tsy
azo anaovana fanavotana ny amy ny
ra izay nalatsaka teo, afa-tsy amy
ny ran' izay nandatsaka azy hiany.
34 Ary aza lotoinareo ny tany
onenanareo, izay itoerako; fa Izaho
Jehovah mitoetra eo amy ny Zanak'
Isiraely.

*Lalàna ny amy ny hanambadian' ny zazavavy mandova zara-tany.*

XXXVI. DIA nanatona ny lohan'
ny fianakaviana tamy
ny fokon' ny taranaky Gileada,
zanaky Makira, zanaky Manase,
avy tamy ny fokon' ny taranaky
Josefa, ka niteny teo anatrehany
Mosesy sy ny lehibe, lohan' ny fiana-
kaviana tamy ny Zanak' Isiraely,
ka nanao hoe: 2 Hianao, tompoko-
lahy, efa nodidiany Jehovah hizara
ny tany amy ny filokana ho any ny
Zanak' Isiraely; ary hianao, tom-
pokolahy, efa nodidiany Jehovah
hanome ny zara-taniny Zelofada
rahalahinay ho any ny zanani-vavy.
3 Koa raha manambady ny zanaka-
hahin' ny firenena sasany amy ny
Zanak' Isiraely ireo, dia hesorina
amy ny any ny razanay ny zara-
taniny ka hanampy ny zara-tanin'
ny firenena izay hatoniny, dia heso-
rina amy ny zara-taninay izay azo-
nay tamy ny filokana izany. 4
Ary raha tonga ny Jobilin' ny
Zanak' Isiraely, ny zara-taniny dia
hanampy ny any ny firenena izay
hatoniny, ary ny azy dia hesorina
amy ny zara-tanin' ny razanay.
5 Ary Mosesy nandidy ny Zanak'
Isiraely araka ny teniny Jehovah
ka nanao hoe: Marina ny tenin' ny
firenena taranaky Josefa. 6 Izao
no teny izay andidiany Jehovah ny
amy ny zanakavaviny Zelofada:
Aoka izy hanambady izay tiany,
nefa ny ao amy ny fokon' ny fire-
nen' ny razany hiany no hovadiny.
7 Dia tsy hifindra maso ny zara-
tanin' ny firenen' ny Zanak' Isira-
ely; fa samy ho eo amy ny zara-
tanin' ny razany avy no hipetrahan'
ny Zanak' Isiraely. 8 Ary ny
zazavavy rehetra izay mandova zara-
tany eo amy ny firenen' ny Zanak'
Isiraely dia hanambady ny anan-
kiray ao amy ny fokon' ny firenen'
ny razany hiany, mba hananan' ny
Zanak' Isiraely rehetra ny zara-
tanin' ny razany avy. 9 Ary aoka
tsy hisy hifindra maso ny zara-tanin'
ny firenena samihafa, fa samy ho eo
amy ny azy avy no hipetrahan' ny
Zanak' Isiraely.

[1] *Heb.* goel.

10 Araka izay efa nandidiany
Jehovah any Mosesy no nataon' ny
zanakavaviny Zelofada, 11 ka Ma-
hala sy Tirza sy Hogla sy Milka
ary Noa, zanakavaviny Zelofada,
dia samy nanambady ny zanaky ny
rahalahin' ny rainy avy. 12 Izay
avy tamy ny fokon' ny taranaky
Manase, zanaky Josefa, no novadin'
ireo, ka dia nitoetra teo amy ny
firenen' ny mpianakavin' ny rainy
hiany ny zara-taniny.
13 Ireo no didy sy fitsipika izay
nandidiany Jehovah ka nampiton-
drainy any Mosesy ho amy ny
Zanak' Isiraely teo Arbota-moaba,
teo amorony Jordana tandrifiny
Jeriko.

---

# DEOTERONOMIA,

## NA FAMERENAN-TENY.

---

*Teny nataony Mosesy ho fampaha-
tsiarovana ny soa nataon' Andria-
manitra tamy ny Isiraely sy ny
nitondrany azy hatrany Horeba
ka hatrany an-dafy atsinanany
Jordana.*

I. IZAO no teny izay nolazainy
Mosesy tamy ny Isiraely re-
hetra tany an-dafiny Jordana, tany
an-efitra, dia tany amy ny tani-hay[1]
tandrifiny Sofa, tanelanelany Parana
sy Tofela sy Labana sy Hazerota
ary Di-zahaba 2 (làlana iraika amby
ny folo andro Kadesi-barnea raha
ao Horeba, raha ny làlana mahazo
ny tendrombohitra Seïra no aleha).
3 Ary tamy ny andro voalohany
tamy ny volana fahiraika amby ny
folo tamy ny taona fahefa-polo dia
niteny tamy ny Zanak' Isiraely
Mosesy, araka izay rehetra efa nan-
didiany Jehovah azy holazainy ami-
ny, 4 rehefa namono any Sihona,
mpanjakan' ny Amorita, ilay nonina
tao Hesbona, sy Oga, mpanjakany
Basana, ilay nonina tao Astarta
tany Edrehy, izy. 5 Tany an-dafiny
Jordana, dia tany amy ny tany
Moaba, no nanombohany Mosesy
nanazava izao lalàna izao hoe:
6 Jehovah Andriamanitsika ni-
teny tamintsika tany Horeba ka-
nanao hoe: Aoka izay ny itoerana-
reo amin' ity tendrombohitra ity;
7 mihodìna hianareo, dia mande-
hana ka mankanesa any amy ny
tany havoan' ny Amorita sy any
amin' izay rehetra ao akaikiny, dia
any amy ny tani-hay[1] sy ny tany
havoana sy ny tany lemaka amoron-
tsiraka[2] sy ny tany atsimo sy ny
amoron' ny ranomasina, dia any amy
ny tanin' ny Kananita sy any Liba-
nona ka hatrany amy ny ony lehibe,
dia ny ony Eofrata. 8 Indro, efa
natolotro eo anoloanareo ny tany;
idiro ka lovao ny tany izay efa nia-
nianany Jehovah tamy ny razana-
reo, Abrahama sy Isaka ary Jakoba,
homena azy sy ny taranany man-
dimby azy.
9 Ary niteny taminareo tamin'
izany andro izany aho ka nanao
hoe: Tsy zakako izaho irery ny
hitondra anareo; 10 Jehovah An-
driamanitrareo efa nahamaro anareo,
ary, indro, efa maro toy ny kintana
eny amy ny lanitra hianareo izao
11 (Jehovah, Andriamanitry ny raza-
nareo, anie hampitombo anareo ho
arivo toraka izao ka hitahy anareo,

---

[1] *Heb.* Araba. [2] *Heb.* Sefela.

araka izay efa nolazainy taminareo!).
12 Hataoko izaho irery ahoana no
fitondra ny fahasahiranananareo sy ny
entanareo ary ny adinareo? 13
Mifidiana izay lehilahy hendry sy
manan-tsaina ary hita toetra amy
ny firenenareo, ka hataoko ho lehibe-
nareo izy. 14 Dia namaly ahy hia-
nareo ka nanao hoe: Tsara ny teny
izay nolazainao ka tokony hanka-
toavina. 15 Ary nalaiko ny lohan'
ny firenenareo, dia olona hendry
sady hita toetra, ka nataoko mpifehy
anareo, dia mpifehy arivo sy mpi-
fehy zato sy mpifehy dimam-polo sy
mpifehy folo ary mpitondra vahoaka
amy ny firenenareo. 16 Dia nan-
didy ny mpitsara anareo tamin'
izany andro izany aho ka nanao
hoe: Henoy ny adin' ny rahalahi-
nareo, ka tsarao marina ny olona,
na ny tompon-tany, na ny vahiny
eo aminy. 17 Aza mizaha tavan'
olona amy ny fitsarana, fa henoy ny
kely toy ny lehibe; aza matahotra
olona akory, fa an' Andriamanitra
ny fitsarana; ary izay sarotra loatra
aminareo dia ento etỳ amiko ka
hohenoiko. 18 Dia nandidy anareo
tamin' izany andro izany aho ny
amy ny zavatra rehetra izay hatao-
nareo.

19 Ary nony niala tany Horeba
isika, dia nandeha namaky ilay efitra
lehibe sy mahatahotra izay hitanareo
teny amy ny làlana mankany amy
ny tany havoan' ny Amorita, araka
izay efa nandidiany Jehovah Andria-
manitsika antsika; dia tonga tao
Kadesi-barnea isika. 20 Dia hoy
izaho taminareo: Hianareo efa tonga
eto amy ny tany havoan' ny Amo-
rita, izay omeny Jehovah Andria-
manitsika ho antsika; 21 indro,
efa natolotry Jehovah Andriama-
nitrao eo anoloanao ny tany;
iakaro izy ka lovao, araka izay
nolazainy Jehovah, Andriamanitry
ny razanao, taminao; aza matahotra
na mivadi-po hianao.

22 Dia nanatona ahy hianareo
rehetra ka nanao hoe: Aoka hani-
raka olona hialoha isika, mba hisafo
ny tany ho antsika izy ka hitondra
teny amintsika hilaza ny làlana izay
halehantsika sy ny tanàna izay hia-
karantsika. 23 Ary sitrako ny
teny, ka dia nifidy roa amby ny folo
lahy teo aminareo aho, iray avy
isam-pirenena; 24 ary niainga ireo
ka niakatra tany amy ny tany ha-
voana, dia tonga tao amy ny loha-
saha Eskola ka nisafo ny tany; 25
dia nangalany ny vokatry ny tany
ka nentiny nidina tamintsika, dia
nilaza tamintsika hoe izy: Tsara ny
tany izay omeny Jehovah Andria-
manitsika ho antsika.

26 Kanefa tsy nety niakatra hia-
nareo, fa nandà ny teniny Jehovah
Andriamanitrareo. 27 Dia nimo-
nomonona tao an-dainareo hianareo
ka nanao hoe: Halany Jehovah
isika, no nitondrany antsika nivoaka
avy tany Egypta hanolorany antsika
eo an-tànan' ny Amorita handringa-
nana antsika. 28 Ho aiza no hia-
karantsika? Ny rahalahintsika efa
nanaketraka ny fontsika tamy ny
nanaovany hoe: Lehibe sy lava noho
isika ny olona; ary ny tanàna dia
lehibe sady misy mànda manakatra
ny lanitra; ary efa hitanay teo koa
ny taranaky ny Anakita.

29 Dia hoy izaho taminareo: Aza
manahy, ary aza matahotra azy; 30
Jehovah Andriamanitrareo, Izay
mandeha eo anoloanareo, Izy no
hiady ho anareo, araka izay rehetra
nataony ho anareo tany Egypta teo
imasonareo, 31 ary tany an-efitra,
izay nahitanao ny fitondrany Jeho-
vah Andriamanitrao anao tahaka ny
fitondran' ny olona ny zanany, dia
teny amy ny làlana rehetra izay
nalehanareo mandra-pahatonganareo
teto amin' ity tany ity.

32 Kanefa, na dia nataoko aza
izany teny izany, mbola tsy ninoa-
nareo hiany Jehovah Andriamani-
trareo, 33 Izay nandeha tamy ny
làlana teo alohanareo hitady tany
ho anareo hitobianareo, ka ny afo
nony alina sy ny rahona nony anto-

andro no nisehoany hanoro izay
làlana nety halehanareo.
34 Ary nandre ny teninareo Je-
hovah, dia tezitra Izy ka nianiana
hoe: 35 Tsy hisy olona mihitsy
amin' izao taranaka ratsy fanahy
izao hahita ny tany soa izay niania-
nako homena ny razanareo, 36 afa-
tsy Kaleba, zanaky Jefone; izy no
hahita azy, ary izy sy ny zanany
no homeko ny tany izay nodiaviny,
satria efa tanteraka tamy ny fana-
rahana any Jehovah izy. 37 Ary
izaho koa dia notezerany Jehovah
noho ny aminareo ka nataony hoe:
Hianao koa tsy hiditra any; 38 fa
Josoa, zanaky Nona, izay mitsanga-
na eo anatrehanao, izy no hiditra
any, koa izy no ampaherezo, fa izy
no hampandova ny Zanak' Isiraely
ny tany. 39 Ary ny zanakareo
madinika, izay nolazainareo fa ho
babo, ary ny zanakareo izay tsy
mahalala ny tsara sy ny ratsy amin'
izao andro izao, dia izy no hiditra
any, ary izy no homeko ny tany,
ary izy no handova azy. 40 Fa
hianareo kosa dia miverena, ka man-
dehana any an-efitra, dia any amy
ny làlana mankany amy ny Rano-
masina Mena.
41 Dia namaly hianareo ka nanao
tamiko hoe: Efa nanota taminy
Jehovah izahay; hiakatra hiany
izahay ka hiady, araka izay rehetra
nandidiany Jehovah Andriamani-
tsika antsika. Dia samy nivonona
tamy ny fiadiany avy hianareo rehe-
tra, ka nataonareo ho tsinontsinona
ny hiakatra any an-tendrombohitra.
42 Dia hoy Jehovah tamiko: Lazao
aminy hoe: Aza miakatra hianareo,
ary aza miady, fa tsy eo aminareo
Aho; fandrao ho resy eo anoloan'
ny fahavalonareo hianareo. 43 Dia
niteny taminareo aho, nefa tsy ni-
haino hianareo; ary nandà ny teniny
Jehovah hianareo, dia nanao sahi-
sahy ka niakatra tany an-tendrom-
bohitra hiany. 44 Dia nivoaka hiady
aminareo ny Amorita, izay nonina
tamin' izany tendrombohitra izany,
ka nanenjika anareo tahaka ny
fanenjiky ny renitantely, dia nan-
dringana anareo tany Seïra ka ha-
trany Horma. 45 Dia niverina hia-
nareo ka nitomany teo anatrehany
Jehovah; nefa tsy nihaino ny feo-
nareo Jehovah, na nanongilana ny
sofiny taminareo.
46 Dia nitoetra ela tao Kadesy
hianareo, araka ny andro izay
nitoeranareo tao.

II. Dia niverina isika ka nandeha
tany an-efitra tamy ny làlana
mankany amy ny Ranomasina
Mena, araka izay nolazainy Jeho-
vah tamiko; ary nanodidina ny
tendrombohitra Seïra ela hiany
isika.
2 Dia niteny tamiko Jehovah ka
nanao hoe: 3 Aoka izay ny nande-
hananareo nanodidina ity tendrom-
bohitra ity, fa miverena hianavara-
tra hianareo. 4 Ary mandidia ny
olona hoe: Hianareo efa handeha
hamaky ny tanin' ny taranaky Esao
rahalahinareo, izay monina any
Seïra; dia hatahotra anareo izy;
nefa mitandrema tsara hianareo, 5
ka aza mila ady aminy; fa tsy hano-
mezako anao ny taniny, na dia
eram-paladia akory aza, satria no-
meko ho lovany Esao ny tendrom-
bohitra Seïra. 6 Vola no hamidi-
nareo hanina aminy hohaninareo;
ary vola koa no hamidinareo rano
aminy hosotroinareo. 7 Fa Jehovah
Andriamanitrao efa nitahy anao
tamin' izay rehetra nataon' ny tàna-
nao; fantany ny nandehananao na-
maky ity efitra lehibe ity; izay efa-
polo taona izay Jehovah Andriama-
nitrao no teo aminao, ka tsy nanan-
java-mahory akory hianao. 8 Ary
raha nandalo ny taranaky Esao
rahalahintsika izay monina any
Seïra isika ary niala tamy ny làlana
amy ny tani-hay[1] sy tao Elata ary
Ezion-gebera, dia nivily isika ka

---

[1] *Heb.* Araba.

nandeha tamy ny làlana mankany
amy ny efitry Moaba.
9 Dia hoy Jehovah tamiko: Aza
mandrafy ny Moabita, na mila ady
aminy, fa tsy hanomezako ho lovanao
ny taniny, satria Ara dia nomeko
ho lovan' ny taranaky Lota 10 (Ny
Emima nonina tany fahiny, dia
firenena lehibe sy maro isa ary olona
lava tahaka ny Anakita. 11 Ireo
koa no natao ho Refaïta tany aloha
tahaka ny Anakita; fa ny Moabita
kosa nanao azy hoe Emima. 12 Ary
ny tany Seïra dia nonenan' ny
Horita, fa ny taranaky Esao nan-
droaka azy ka nandringana azy tsy
ho eo anoloany, dia nonina nisolo
azy, araka ny nataon' ny Isiraely
tao amy ny tany izay nomeny Jeho-
vah azy ho lovany). 13 Ary miaingà
hianareo ankehitriny, ka mandehana
mita ny lohasahan-driaka Zareda.
Dia nita ny lohasahan-driaka Zareda
isika.
14 Ary ny andro nandehanan-
tsika hatrany Kadesi-barnea ka ha-
tramy ny nitantsika ny lohasahan-
driaka Zareda dia valo amby telo-
polo taona, mandra-pahalany ritran'
ny mpanafika rehetra tamin' izany
taranaka rehetra izany ka tsy nisy
intsony teo amy ny toby, araka izay
efa nianianany Jehovah taminy. 15
Ary koa, ny tànany Jehovah dia
namely azy handringanana azy
mandra-pahalany ritrany ka tsy nisy
intsony teo amy ny toby.
16 Ary rehefa lany ritra ny mpa-
nafika ka maty avokoa, 17 dia
niteny tamiko Jehovah ka nanao
hoe: 18 Ankehitriny efa hamaky
ny tany Moaba hianao ka hahazo
any Ara, 19 dia ho tonga ao akai-
kin' ny taranaky Amona, nefa aza
mandrafy azy, na mila ady aminy;
fa tsy hanomezako ho lovanao ny
tanin' ny taranaky Amona, satria
nomeko ho lovan' ny taranaky Lota
izany 20 (Izany koa no natao ho
tanin' ny Refaïta; fa ny Refaïta no
nitoetra tao tany aloha ka nataon'
ny Amonita hoe Zamzomita. 21
Firenena lehibe sy maro isa ary
olona lava tahaka ny Anakita ireny,
nefa naringany Jehovah tsy ho eo
anoloany izy, ka ny Amonita no
nonina nisolo azy, 22 araka izay
nataony koa ho any ny taranaky
Esao, izay mitoetra any Seïra, fa
nandringana ny Horita tsy ho eo
anoloany Izy, ka dia nandroaka azy
ireo ka nonina nisolo azy mandraka
androany; 23 ary ny amy ny Avita,
izay nonina am-bohitra hatrany
Gaza, dia naringan' ny Kaftorita,
izay avy tany Kaftora, izy; ary
ireo no nonina nisolo azy). 24 Mi-
tsangàna, miaingà, ka mità ny loha-
sahan-driaka Arnona hianareo; in-
dro, efa natolotro eo an-tànanao
Sihona Amorita, mpanjakany Hes-
bona, mbamy ny taniny. Santaro
ny handovanao azy, ka tafiho. 25
Anio no vao hataoko mahazo ny
firenena ambanin' ny lanitra rehetra
ny horohoro sy tahotra anareo, ka
raha reny ny lazanao, dia hangovitra
sy hangorohoro eo anoloanao izy.
26 Dia naniraka olona avy tany
an-efitry Kedemota aho hankany
aminy Sihona, mpanjakany Hesbona,
nitondra teny fihavanana hoe: 27
Aoka mba handeha hamaky ny
taninao aho; ny làlambe hiany no
halehako, ka tsy hivily aho, na ho
amy ny ankavanana, na ho amy ny
ankavia; 28 vola no hamidiko hani-
na aminao hohaniko, ary vola no
hamidiko rano aminao hosotroiko;
ary handalo fotsiny hiany aho 29
(araka izay nataon' ny taranaky
Esao, izay monina any Seïra, sy ny
Moabita, izay monina any Ara,
tamiko) mandra-pitako any Jordana
ho any amy ny tany izay omeny
Jehovah Andriamanitray anay. 30
Fa Sihona, mpanjakany Hesbona,
tsy nety namela antsika handeha
hamaky ny taniny; fa Jehovah
Andriamanitrao nanamafy ny fony
sy nampahaditra ny fanahiny, mba
hanolorany azy eo an-tànanao tahaka
ny amin' izao anio izao.
31 Dia niteny tamiko hoe Jeho-

vah : Indro, vao manomboka hano-
lotra any Sihona sy ny taniny eo
anoloanao Aho; santaro ny hando-
vanao ny taniny. 32 Dia nivoaka
Sihona mbamy ny vahoakany rehe-
tra hiady amintsika tao Jahaza. 33
Dia nanolotra azy teo anoloantsika
Jehovah Andriamanitsika, ka nan-
dresy azy sy ny zanany ary ny
vahoakany rehetra isika. 34 Ary
nahafaka ny tanànany rehetra
tamin' izany andro izany isika ka
nandringana [1] ny mponina rehetra
tamy ny isan-tanàna mbamy ny
zaza amim-behivavy; tsy nasian-
tsika niangana izy na dia iray
akory aza. 35 Ny biby fiompy sy
ny fananany tao amy ny tanàna
izay afatsika hiany no nataontsika
ho babo. 36 Hatrany Aroera, izay
eo amoron' ny lohasahan-driaka
Arnona, dia hatramy ny tanàna
izay ao an-dohasaha ka hatrany
Gileada, dia tsy nisy tanàna tsy
afatsika; fa izy rehetra dia natolo-
try Jehovah Andriamanitsika teo
anoloantsika. 37 Kanefa ny tanin'
ny taranaky Amona no tsy nakeke-
nareo, dia ny tany amoron' ny loha-
sahan-driaka Jaboka, sy ny tanàna
ao amy ny tany havoana, ary izay
rehetra nandrarany Jehovah An-
driamanitsika antsika.

III. Dia niverina isika ka niakatra
tamy ny làlana mankany Ba-
sana; ary nivoaka hiady amintsika
tao Edrehy Oga, mpanjakany Ba-
sana, mbamy ny vahoakany rehetra.
2 Ary hoy Jehovah tamiko: Aza
matahotra azy hianao; fa efa nato-
lotro eo an-tànanao izy mbamy ny
vahoakany rehetra sy ny taniny,
ary hianao hanao aminy araka izay
nataonao taminy Sihona, mpan-
jakan' ny Amorita, izay nonina tao
Hesbona.

3 Dia natolotry Jehovah Andria-
manitsika teo an-tànantsika koa
Oga, mpanjakany Basana, sy ny
vahoakany rehetra; dia nandresy
azy isika mandra-paha-tsi-hisy nian-
gana na dia iray akory aza. 4 Dia
afatsika ny tanànany rehetra tamin'
izany andro izany—tsy nisy tanàna
izay tsy nalaintsika taminy—dia
tanàna enim-polo, dia ny tany Argo-
ba rehetra, izay fanjakany Oga tany
Basana 5 (ireo tanàna rehetra ireo
dia samy nasiana mànda avo sy
vavahady ary hidy hahamafy azy)
afa-tsy ny vohitra madinika maro
dia maro. 6 Dia naringantsika [1]
ireny tahaka izay efa nataontsika
taminy Sihona, mpanjakany Hesbo-
na; naringana ny mponina rehetra
tamy ny isan-tanàna mbamy ny
zaza amim-behivavy. 7 Fa ny biby
fiompy rehetra sy ny fananana
tamin' ireo tanàna ireo dia nataon-
tsika babo ho antsika.

8 Ary nalaintsika tamin' izany
andro izany tamy ny mpanjaka
roan' ny Amorita ny tany izay any
an-dafiny Jordana, hatramy ny loha-
sahan-driaka Arnona ka hatramy
ny tendrombohitra Hermona 9 (Her-
mona nataon' ny Sidoniana hoe
Siriona; ary ny Amorita kosa nanao
azy hoe Senira), 10 dia ny tanàna
rehetra amy ny tany lemaka sy
Gileada rehetra ary Basana rehetra,
hatrany Saleka sy Edrehy, dia ny
tanàna amy ny fanjakany Oga tany
Basana. 11 Fa Oga, mpanjakany
Basana, hiany no sisa velona tamy
ny Refaïta; indro, farafara vy ny
farafarany (tsy ao Raban' ny tara-
naky Amona va izany?), sivy hakiho
ny halavany, ary efatra hakiho ny
sakany, araka ny hakihon' ny lehi-
lahy.

12 Ary io tany io dia azontsika
tamin' izany andro izany; hatrany
Aroera, izay eo amoron' ny lohasa-
han-driaka Arnona, sy ny antsasaky
ny tany havoany Gileada ary ny
tanàna eo dia nomeko ny Robenita
sy ny Gadita. 13 Ary Gileada sisa
sy Basana rehetra, izay fanjakany
Oga, dia nomeko ny antsasaky ny

[1] *Heb.* nataontsika herema.

fireneny Manase, dia ny tany Argoba
rehetra, dia Basana rehetra (atao
hoe tanin' ny Refaïta izany. 14
Jaïra, zanaky Manase, no nahafaka
ny tany Argoba rehetra, hatramy
ny fari-tanin' ny Gesorita sy ny
Makatita; ary ny anaran' izany
(dia Basana) nataony hoe Havota-
jaïra araka ny anaran-tenany hiany
mandraka andro any). 15 Ary
Gileada dia nomeko any Makira.
16 Ary ny Robenita sy ny Gadita
dia nomeko ny hatrany Gileada ka
hatramy ny lohasahan-driaka Arno-
na, dia ny antsasaky ny lohasaha,
sy ny fari-tany hatramy ny amoron'
ny lohasahan-driaka Jaboka, izay
fari-tanin' ny taranaky Amona, 17
ary ny tani-hay[1] koa sy Jordana
ary ny fari-tany hatrany Kinereta
ka hatramy ny ranomasina amy ny
tani-hay,[1] dia ny Ranomasin-tsira,
eo am-bodiny Pisga, dia ao atsina-
nany.

18 Ary nandidy anareo tamin'
izany andro izany aho ka nanao
hoe: Jehovah Andriamanitrareo efa
nanome anareo ity tany ity ho lova-
nareo; andeha mita eo alohan' ny
Zanak' Isiraely rahalahinareo hia-
nareo rehetra izay mahery, samy efa
voaomana hiady. 19 Fa ny vadi-
nareo sy ny zanakareo madinika ary
ny ombinareo (fantatro fa be omby
hianareo) dia hitoetra ao an-tanàna-
nareo izay nomeko anareo, 20 man-
dra-panomeny Jehovah fitsaharana
ny rahalahinareo tahaka ny anareo,
ka holovany koa ny tany izay
nomeny Jehovah Andriamanitrareo
azy any an-dafiny Jordana; dia
hiverina hianareo, samy ho any amy
ny taniny avy, izay nomeko anareo.

*Ny amy ny tsy hidirany Mosesy ao Kanana, sy ny nanendrena any Josoa handimby azy.*

21 DIA nandidy any Josoa aho
tamin' izany andro izany
ka nanao hoe: Ny masonao efa
nahita izay rehetra nataony Jehovah
Andriamanitrareo tamin' ireo mpan-
jaka roa lahy ireo; dia toy izany no
hataony Jehovah amy ny fanjakana
rehetra izay halehanao. 22 Aza
matahotra azy hianareo; fa Jeho-
vah Andriamanitrareo no hiady ho
anareo.

23 Dia nitaraina taminy Jehovah
tamin' izany andro izany aho ka
nanao hoe: 24 Jehovah Tompo ô,
Hianao vao naneho tamy ny mpa-
nomponao ny fahalehibiazanao sy ny
tànananao mahery; fa aiza no misy
andriamanitra, na any an-danitra na
atỳ an-tany, izay mahay manao
araka ny asanao sy ny herinao? 25
Aoka mba handeha hita aho ka
hahita ny tany soa izay any an-
dafiny Jordana, dia ilay be tendrom-
bohitra tsara sy Libanona. 26 Fa
tezitra tamiko Jehovah noho ny
aminareo ka tsy nihaino ahy; dia
hoy Jehovah tamiko: Aoka izay, fa
aza miteny amiko intsony ny amin'
izany zavatra izany hianao. 27
Miakara eo an-tampony Pisga hia-
nao, ary atopazy ny masonao mian-
kandrefana sy mianavaratra ary
mianatsimo sy miantsinanana, ary
aoka hijery ny masonao; fa tsy hita
izany Jordana izany hianao; 28 fa
mandidia any Josoa hianao, dia
mampahereza azy sy mampahatan-
jaha azy; fa izy no handeha hita eo
alohan' ity firenena ity, ary izy no
hampandova azy ny tany izay ho
hitanao.

29 Ka dia nitoetra tany an-doha-
saha tandrifiny Beti-peora isika.

*Fampirisihany Mosesy ny Isiraely mba hazoto mitandrina ny lalàna.*

IV. ARY ankehitriny, ry Isiraely,
mihainoa ny didy sy ny
fitsipika izay ampianariko anareo
harahinareo, mba ho velona hiana-
reo ka hiditra sy handova ny tany
izay omeny Jehovah, Andriamanitry
ny razanareo, anareo. 2 Aza ampia-

[1] *Heb.* Araba.

nareo ny teny izay andidiako anareo,
ary aza anesoranareo, fa tandremo
ny didiny Jehovah Andriamanitra-
reo izay andidiako anareo.
3 Ny masonareo efa nahita izay
nataony Jehovah noho ny taminy
Bala-peora; fa ny olona rehetra izay
nanaraka any Bala-peora dia narin-
gany Jehovah Andriamanitrao tsy
ho eo aminao. 4 Fa hianareo izay
nifikitra taminy Jehovah Andria-
manitrareo kosa dia samy velona
avokoa izao anio izao.
5 Indro, efa nampianariko didy
sy fitsipika hianareo, araka izay
nandidiany Jehovah Andriamanitro
ahy, mba harahinareo any amy ny
tany izay efa hidiranareo holovana.
6 Koa tandremo ary ataovy izany,
fa izany no ho fahendrenareo sy ho
fananananareo saina eny imason' ny
firenen-tsamihafa; fa handre izany
lalàna rehetra izany izy ka hanao
hoe: Olona hendry sy manan-tsaina
tokoa io firenena lehibe io. 7 Fa
iza no firenena, na dia lehibe aza, no
mba manana andriamanitra akaiky
azy tahaka any Jehovah Andriama-
nitra amin' izay rehetra iantsoan-
tsika Azy? 8 Ary iza no firenena,
na dia lehibe aza, no mba manana
didy sy fitsipika marina tahaka izao
lalàna rehetra izao, izay ataoko eo
anatrehanareo anio?
9 Kanefa kosa mitandrema hia-
nao, ka tandremo tsara ny fanahi-
nao, fandrao hadinoinao ny zavatra
izay efa hitan' ny masonao, ary
andrao miala amy ny fonao izany,
amy ny andro rehetra hiainanao, fa
ampahafantaro ny zanakao sy ny
zafinao izany, 10 dia *izay hitanao*
tamy ny andro izay nitsangananao
teo anatrehany Jehovah Andriama-
nitrao tany Horeba, fony Jehovah
nilaza tamiko hoe: Angony etỳ
amiko ny olona, dia hampandrene-
siko azy ny teniko, izay hianarany
mba hatahotra Ahy amy ny andro
rehetra hiainany ambonin' ny tany
sady hampianariny ny zanany koa.
11 Dia nanakaiky hianareo ka
nitsangana teo àm-bodin' ny ten-
drombohitra; ary ny tendrombo-
hitra nirehitra afo manakatra ny
lanitra, sady nisy aizina sy rahona
ary aizim-pito. 12 Dia niteny
taminareo teo amy ny afo Jehovah;
ny teny hiany no renareo, fa tsy
nahita endrika akory hianareo. 13
Dia nambarany taminareo ny fane-
keny, izay nandidiany anareo hara-
hina, dia ny Didy Folo;[1] ary
nosoratany teo amy ny vato fisaka
roa ireo. 14 Ary izaho nodidiany
Jehovah tamin' izany andro izany
hampianatra anareo didy sy fitsipika,
mba harahinareo any amy ny tany
izay efa hidiranareo holovana.
15 Dia tandremo tsara ny fana-
hinareo; fa tsy nahita endrika
akory hianareo tamy ny andro izay
nitenenany Jehovah taminareo tao
amy ny afo tany Horeba; 16 fan-
drao manao ratsy hianareo ka ma-
nao sarin-javatra voasokitra ho ana-
reo, araka izay endri-javatra na
inona na inona, dia sarin-dehilahy,
na sarim-behivavy, 17 na sarim-biby
izay etỳ ambonin' ny tany, na
sarim-borona manana elatra izay
manidina eny amy ny habaka-
baka, 18 na sarim-biby mandady
na mikisaka amy ny tany, na sarin-
kazandrano izay ao amy ny rano
ambanin' ny tany. 19 Ary andrao
raha miandrandra ny lanitra hianao
ka mahita ny masoandro sy ny
volana ary ny kintana, dia izay
rehetra eny amy ny lanitra, dia ho
voataona hianao hiankohoka eo ana-
trehany sy hanompo azy, izay na-
taony Jehovah Andriamanitrao ho
anjaran' ny firenena rehetra am-
banin' ny lanitra. 20 Fa hianareo
no nalainy Jehovah ka nentiny
nivoaka avy tao amy ny memy
fandrendreham-by (dia avy tany
Egypta) mba ho firenena ho Azy
tahaka ny amin' izao anio izao.

[1] *Heb.* ny Teny Folo.

21 Ary Jehovah dia tezitra ta-
miko noho ny aminareo ka nianiana
fa tsy hita any Jordana aho, na
hiditra any amy ny tany soa izay
omeny Jehovah Andriamanitrao ho
lovanao. 22 Fa izaho ho faty
amin' ity tany ity, fa tsy hita any
Jordana; fa hianareo kosa no hita
ka handova izany tany soa izany.
23 Mitandrema hianareo, fandrao
manadino ny fanekeny Jehovah
Andriamanitrareo izay nataony ta-
minareo ka manao sarin-javatra
voasokitra ho anareo, araka ny en-
driky ny zavatra izay efa nandra-
rany Jehovah Andriamanitrao anao.
24 Fa Jehovah Andriamanitrao dia
afo mandevona; eny, Andriamanitra
saro-piaro Izy.
25 Raha miteraka sy ho loa-jafy
koa hianao, ka efa nitoetra ela teo
amy ny tany hianareo ary manao
ratsy ka manao sarin-javatra voaso-
kitra, araka izay endriky ny zavatra
na inona na inona, sy manao ratsy
eo imasony Jehovah Andriamanitrao
ary mampahatezitra Azy, 26 dia
miantso ny lanitra sy ny tany ho
vavolombelona aho anio fa vetivety
foana dia ho fongotra tokoa hianareo
tsy ho eo amy ny tany izay alehana-
reo hita any Jordana holovana; tsy
ho maro andro eo hianareo, fa harin-
gana tokoa. 27 Ary Jehovah ham-
piely anareo any amy ny firenen-
tsamihafa; ary ho tonga olom-bitsy
izay sisa aminareo any amy ny
firenen-tsamihafa izay hitondrany
Jehovah anareo. 28 Ary any no
hanompoanareo andriamanitra asan'
ny tànan' olona, dia vato aman-
kazo, izay tsy mahita, na mandre,
na mihina... na manimbolo.
29 Kar... hianao no hitady
any Jeh... driamanitrao ka
hahita Azy, ... itady Azy amy
ny fonao rehetra ... sy ny fanahinao
rehetra. 30 Raha azom-pahoriana
hianao, fa manjo anao ireo zavatra re-
hetra ireo, dia hiverina aminy Jeho-
vah Andriamanitrao hianao any am-
parany ka hihaino ny feony; 31 fa
Andriamanitra mamindra fo Jeho-
vah Andriamanitrao ka tsy hahafoy
anao, na handringana anao, na
hanadino ny fanekena tamy ny
razanao, izay efa nianianany ta-
miny.
32 Fa anontanio ange ny andro
lasa, izay teo alohanao hatramy ny
andro izay namoronan' Andriamani-
tra olombelona tetỳ ambonin' ny
tany ary hatramy ny faravodilanitra
manodidina, raha mba nisy zavatra
lehibe tahaka izany, na mba efa nisy
re tahaka izany. 33 Moa efa nisy
firenena nandre ny feon' Andriama-
nitra niteny tao amy ny afo, tahaka
ny efa renao, ka velona hiany? 34
Moa efa nanandrana handeha haka
firenena ho Azy avy amy ny firenena
hafa va Andriamanitra amy ny
fizahan-toetra sy ny famantarana sy
ny fahagagana sy ny ady sy ny
tànana mahery sy ny sandry nahin-
jitra ary ny fampahatahorana lehibe,
araka izay rehetra nataony Jehovah
Andriamanitrareo ho anareo tany
Egypta teo imasonao? 35 Hianao
no nampahitainy izany, mba haha-
fantaranao fa Jehovah no Andria-
manitra, fa tsy misy afa-tsy Izy.
36 Avy tany an-danitra no nam-
pandrenesany anao ny feony hana-
narany anao; ary teo ambonin' ny
tany no nanehoany anao ny afony
lehibe; ary ny teniny efa renao avy
tao afovoan' ny afo. 37 Ary satria
tia ny razanao Izy kà nifidy ny
zanany mandimby azy, dia Izy no
nitondra anao nivoaka avy tany
Egypta tamy ny heriny lehibe, 38
handroahany eo anoloanao firenena
maro izay lehibe sy mahery noho
hianao, mba hampidirany anao sy
hanomezany anao ny taniny ho lova,
tahaka ny amin' izao anio izao.
39 Koa aoka ho fantatrao anio,
ka tsarovy ao am-ponao, fa Jehovah
no Andriamanitra any amy ny lani-
tra ambony sy etỳ amy ny tany
ambany, ka tsy misy afa-tsy Izy.
40 Dia tandremo ny lalàny sy ny
didiny izay andidiako anao anio,

mba hahita soa hianao sy ny tara-
nakao mandimby anao, ary mba ho
maro andro hianao any amy ny
tany, izay omeny Jehovah Andria-
manitrao ho anao mandrakizay.

*Ny nanendrena tanàna telo handosiran' izay nahafaty olona tsy nahy.*

41 ARY tamin' izany Mosesy dia
nanokana tanàna telo any
an-dafy atsinanany Jordana, 42 mba
handosiran' izay nahafaty ny na-
many tsy nahy ka tsy nankahala
azy teo aloha, dia ho velona izy
raha mandositra ao amy ny anan-
kiray amin' ireo tanàna ireo: 43
dia Bazera any an-efitra, amy ny
tany lemaka, any ny Robenita;
ary Ramota-gileada any ny Gadita;
ary Golana any Basana any ny
Manasita.

*Fitarihan-teny nataony Mosesy ny amy ny lalàna.*

44 ARY izao no lalàna izay nala-
hatry Mosesy teo anatre-
han' ny Zanak' Isiraely. 45 Izao
no teni-vavolombelona sy didy ary
fitsipika, izay nambarany Mosesy
tamy ny Zanak' Isiraely, rehefa
nivoaka avy tany Egypta izy, 46
tany an-dafiny Jordana, tao an-
dohasaha tandrifiny Beti-peora, tao
amy ny taniny Sihona, ilay mpan-
jakan' ny Amorita nonina tao Hes-
bona, dia ilay noreseny Mosesy sy
ny Zanak' Isiraely, rehefa nivoaka
avy tany Egypta izy, 47 ka dia
azony ny taniny Sihona sy ny taniny
Oga, mpanjakany Basana, dia ny
mpanjaka roa tamy ny Amorita,
izay tany an-dafy atsinanany Jor-
dana, 48 hatrany Aroera, izay ao
amoron' ny lohasahan-driaka Arno-
na, ka hatramy ny tendrombohitra
Siona (Hermona izany), 49 dia ny
tani-hay[1] rehetra any an-dafy atsina-
nany Jordana ka hatramy ny rano-
masina amy ny tani-hay[1] eo am-
bodiny Pisga.

*Ny amy ny Didy Folo.*

V. ARY Mosesy niantso ny Isi-
raely rehetra ka nanao ta-
miny hoe: Ry Isiraely ô, mihainoa
ny didy sy ny fitsipika izay lazaiko
eto anatrehanareo anio, ka ianaro
ireo, sy mitandrema mba hankatò
azy. 2 Jehovah Andriamanitsika
nanao fanekena tamintsika tany
Horeba; 3 tsy tamy ny razantsika
no nanaovany Jehovah izany fane-
kena izany, fa tamintsika, dia
isika rehetra izay samy mbola ve-
lona eto anio. 4 Niteny nifana-
trika taminareo Jehovah tao an-
tendrombohitra, tao amy ny afo.
5 Izaho nitsangana teo anelanelany
Jehovah sy hianareo tamin' izany
andro izany, hanambara aminareo
ny teniny Jehovah—fa natahotra
noho ny fahitana ny afo hianareo
ka tsy niakatra tao amy ny ten-
drombohitra—ka hoy Izy:
6 Izaho no Jehovah Andriamani-
trao, Izay nitondra anao nivoaka avy
tany amy ny tany Egypta, tamy ny
trano nahandevozana. 7 Aza mana-
na andriamani-kafa, fa Izaho hiany.
8 Aza manao sarin-javatra voaso-
kitra ho anao, na ny mety ho en-
driky ny zavatra eny amy ny lanitra
ambony, na izay etỳ amy ny tany
ambany, na izay any amy ny rano
ambanin' ny tany. 9 Aza mian-
kohoka eo anatrehany, ary aza ma-
nompo azy; fa Izaho, Jehovah
Andriamanitrao, dia Andriamanitra
saro-piaro ka mamaly ny heloky ny
ray amy ny zanaka hatramy ny
zafiafy sy ny zafin-dohalika, dia
amin' izay mankahala Ahy, 10 nefa
kosa mamindra fo amy ny olona
arivo mandimby, izay tia Ahy ka
mitandrina ny didiko.
11 Aza manonona foana ny ana-
rany Jehovah Andriamanitrao;[2] fa

[1] *Heb.* Araba.
[2] *Na:* Aza manonona ny anarany Jehovah Andriamanitrao ho enti-mandainga.

tsy hataony Jehovah ho tsy manantsiny izay manonona foana ny anarany.
12 Mitandrema ny andro Sabata hanamasina azy, araka izay nandidiany Jehovah Andriamanitrao
anao. 13 Henemana no hiasanao sy hanaovanao ny raharahanao re-
hetra. 14 Fa Sabatany Jehovah Andriamanitrao ny andro fahafito; koa aza manao raharaha akory hianao amin' izany, na ny zanakaolahy, na ny zanakao-vavy, na ny ankizilahinao, na ny ankizivavinao, na ny ombinao, na ny borikinao, na ny biby fiompinao rehetra, na ny vahininao izay tafiditra eo ambavahadinao; mba hitsaharan' ny ankizilahinao sy ny ankizivavinao
tahaka anao koa. 15 Ary tsarovy fa andevo tany amy ny tany Egypta hianao, ka tànana mahery sy sandry nahinjitra no nitondrany Jehovah Andriamanitrao anao nivoaka avy tany; izany no nandidiany Jehovah Andriamanitrao anao hitandrina ny andro Sabata.
16 Manajà ny rainao sy ny reninao, araka izay nandidiany Jehovah Andriamanitrao anao, mba ho maro andro hianao, ary mba hahita soa any amy ny tany izay omeny Jehovah Andriamanitrao ho anao.
17 Aza mamono olona.
Ary aza mijangajanga.
Ary aza mangalatra.
Ary aza mety ho vavolombelona mandainga hanameloka ny namanao.
18 Ary aza mitsiriritra ny vadin' ny namanao; ary aza mitsiriritra ny tranon' ny namanao, na ny taniny, na ny ankizilahiny, na ny ankizivaviny, na ny ombiny, na ny borikiny, na izay mety ho any ny namanao akory aza.
19 Ireo teny ireo no nolazainy Jehovah taminareo, tamy ny feo mahery tao amy ny afo sy ny rahona ary ny aizim-pito, raha nivory tany an-tendrombohitra hianareo, ka dia tsy nampiany intsony; ary nosoratany tamy ny vato fisaka roa ireo ka natolony ahy.
20 Ary rehefa renareo ny feo avy tao amy ny aizina, raha nirehitra afo ny tendrombohitra, dia nanatona ahy hianareo, dia ny loham-pirenenareo rehetra sy ny loholonareo,
21
ka hoy hianareo: Indro, efa nampahitainy Jehovah Andriamanitsika ny voninahiny sy ny fahalehibiazany isika, ary efa rentsika ny feony avy tao amy ny afo; koa efa hitantsika andro any fa Andriamanitra miteny amy ny olona, nefa velona hiany
izy. 22 Koa ankehitriny, nahoana no ho faty izahay? fa handevona anay io afo lehibe io; raha mbola mandre ny feony Jehovah Andriamanitsika indray izahay, dia ho faty.
23 Fa iza moa tamy ny nofo rehetra no efa nandre ny feon' Andriamanitra velona niteny tao afovoan' ny afo, tahaka antsika, ka velona
hiany? 24 Manatòna hianao, ka mihainoa izay rehetra holazainy Jehovah Andriamanitsika; ary hianao no aoka hilaza aminay izay rehetra holazainy Jehovah Andriamanitsika aminao, dia hohenoinay ka harahinay izany.
25 Ary Jehovah nandre ny teninareo, raha niteny tamiko hianareo, ka hoy Izy tamiko: Efa reko ny tenin' ireo olona ireo, izay nolazainy taminao, ka tsara izay rehetra nola-
zainy. 26 Enga anie ka mba hanana fo toy izany izy hatahorany Ahy sy hitandremany ny didiko rehetra mandrakariva, mba hahita soa izy sy ny taranany mandrakizay!
27 Mandehana, ka lazao aminy
hoe: Miverena any an-dainareo
hianareo. 28 Fa hianao kosa dia mijanòna eto anilako, ka holazaiko aminao ny lalàna rehetra sy ny didy ary ny fitsipika, izay hampianarinao azy mba harahiny any amy ny tany izay omeko azy ho lovany.
29 Koa tandremo mba hanao araka izay efa nandidiany Jehovah Andriamanitrareo anareo; aza mi-

vily, na ho amy ny ankavanana, na
ho amy ny ankavia; 30 fa ny
làlana rehetra izay nandidiany Je-
hovah Andriamanitrareo anareo no
halehanareo, mba ho velona hianareo
ka hahita soa, ary ho maro andro
any amy ny tany izay holovanareo.

*Ny amy ny fitiavana an' Andria-
manitra.*

VI. ARY izao no lalàna, dia ny
didy sy ny fitsipika, izay
nasainy Jehovah Andriamanitrareo
hampianarina anareo mba harahina-
reo any amy ny tany izay alehanareo
holovana, 2 mba hatahoranao any
Jehovah Andriamanitrao, hitandre-
manao ny lalàny rehetra sy ny didiny
izay andidiako anao—dia hianao sy
ny zanakao ary ny zafinao—amy ny
andro rehetra hiainanao, mba ho
maro andro hianao.
3 Koa mihainoa, ry Isiraely, ka
mitandrema hanaraka izany, mba
hahita soa hianao, ary mba hitom-
boanareo indrindra, araka izay nola-
zainy Jehovah, Andriamanitry ny
razanao, taminao—dia any amy ny
tany tondra-dronono sy tantely.
4 Mihainoa, ry Isiraely : Jehovah
Andriamanitsika dia Jehovah iray
hiany.[1] 5 Ary tiava any Jehovah
Andriamanitrao amy ny fonao re-
hetra sy ny fanahinao rehetra ary
ny herinao rehetra.
6 Ary aoka ho ao am-ponao izao
teny andidiako anao anio izao. 7
Dia ampianaro tsara ny zanakao
izany, ary resaho, na mipetraka ao
an-tranonao hianao, na mandeha
any an-dàlana, na mandry, na mi-
foha ; 8 ary fehezo ho famantarana
eo amy ny tànanao ireny, ary aoka
ho fehy fampahatsiarovana eo am-
bonin' ny handrinao,[2] 9 ary soraty
eo amy ny tolam-baravaran' ny tra-
nonao sy eo amy ny vavahadinao.
10 Ary rehefa entiny Jehovah
Andriamanitrao hianao ho any amy
ny tany izay nianianany taminy
Abrahama sy Isaka ary Jakoba
razanao homena anao, dia *tany misy*
tanàna lehibe sady tsara, izay tsy
nataonao, 11 sy trano feno zava-
tsoa rehetra, izay tsy nofenoinao, sy
lavaka famorian-drano voalavaka eo
amy ny vato, izay tsy nolavahanao,
sy tany voavoly voaloboka sy hazo
oliva, izay tsy nambolenao, ary
mihinana hianao ka voky, 12 dia
mitandrema fandrao hadinoinao Je-
hovah, Izay nitondra anao nivoaka
avy tany amy ny tany Egypta, tamy
ny trano nahandevozana. 13 Ma-
tahora any Jehovah Andriamanitrao
hianao, ka manompoa Azy, ary
aoka ny anarany no hianiananao.
14 Aza manaraka izay andria-
mani-kafa amin' ireny andriamani-
try ny firenena manodidina anareo
15—fa Andriamanitra saro-piaro eo
aminao Jehovah Andriamanitrao—
fandrao hirehitra aminao ny faha-
tezerany Jehovah Andriamanitrao,
ka hofongorany tsy ho eo ambonin'
ny tany hianao.
16 Aza maka fanahy any Je
hovah Andriamanitrareo hianareo,
tahaka ilay nakanareo fanahy Azy
tao Masa. 17 Tandremo tsara ny
didiny Jehovah Andriamanitrareo
sy ny teni-vavolombelony ary ny
lalàny, izay efa nandidiany anao.
18 Ary ataovy izay mahitsy sady
tsara eo imasony Jehovah, mba
hahita soa hianao, ary mba hidiranao
handova ny tany soa izay niania-
nany Jehovah tamy ny razanao
homena azy, 19 ary mba horoahiny
tsy ho eo anoloanao ny fahavalonao
rehetra, araka izay nolazainy Je-
hovah.
20 Ary raha manontany anao ny
zanakao amy ny andro ho avy ka
manao hoe : Manao ahoana moa ny
teni-vavolombelona sy ny didy ary
ny fitsipika, izay efa nandidiany
Jehovah Andriamanitsika anareo ?

---

[1] *Na :* Mihainoa, ry Isiraely : Jehovah Andriamanitra, Jehovah dia iray hiany.
[2] *Heb.* eo ambonin' ny elanela-masonao.

21 dia holazainao aminy hoe: An-
devony Farao tany Egypta isika,
ary tànana mahery no nitondrany
Jehovah antsika nivoaka avy tany
Egypta. 22 Ary Jehovah nanao
famantarana sy fahagagana lehibe
sady mandoza tamy ny Egyptiana
sy Farao ary ny ankohonany teo
imasontsika. 23 Ary nitondra an-
tsika nivoaka avy tany Izy ham-
pidirany antsika mba homeny an-
tsika ny tany izay nianianany tamy
ny razantsika homena azy. 24 Ary
Jehovah nandidy antsika hanaraka
ireo didy rehetra ireo sy hatahotra
any Jehovah Andriamanitsika, mba
hahita soa mandrakariva isika sy
ho velona tahaka ny amin' izao anio
izao. 25 Ary ho fahamarinantsika
ny mitandrina hanaraka izany didy
rehetra izany eo anatrehany Jehovah
Andriamanitsika, araka izay efa
nandidiany antsika.

*Ny amy ny handringanana ny Kananita.*

VII. REHEFA entiny Jehovah
Andriamanitrao hianao
ka tafiditra any amy ny tany izay
efa hidiranao holovana, ary firenena
maro no voaroakany hiala eo anoloa-
nao, dia ny Hetita sy ny Girgasita
sy ny Amorita sy ny Kananita sy
ny Perizita sy ny Hivita ary ny
Jebosita, dia firenena fito izay lehibe
sy mahery noho hianao, 2 ary re-
hefa voatolotry Jehovah Andria-
manitrao eo anoloanao ireny ka
resinao: dia aringano [1] mihitsy izy;
aza manao fanekena aminy, na ma-
mindra fo aminy; 3 ary aza mifa-
nambady anaka aminy: ny zanakao-
vavy tsy homenao ho vadin' ny
zanani-lahy, ary ny zanani-vavy tsy
halainao ho vadin' ny zanakao-lahy.
4 Fa hampiala ny zanakao-lahy amy
ny fanarahana Ahy izy mba hanom-
poany andriamani-kafa, dia hire-
hitra aminareo ny fahatezerany Je-
hovah, ka handringana anao veti-
vety Izy. 5 Fa izao kosa no atao-
vinareo aminy: ny alitarany hora-
vanao, ary ny tsangam-baton-tsam-
piny hovakivakinao; ny Aserahany [2]
hokapainao, ary ny sarin-javatra
voasokitra hodoranao amy ny afo.

6 Fa firenena masina ho any Je-
hovah Andriamanitrao hianao; fa
hianao efa nofidiny Jehovah Andria-
manitrao ho firenena rakitra soa ho
Azy mihoatra noho ny firenena re-
hetra ambonin' ny tany. 7 Tsy ny
hamaroanareo noho ny firenena re-
hetra anefa no niraiketan' ny fitia-
vany Jehovah taminareo sy nifidia-
nany anareo, fa hianareo dia vitsy
noho ny firenena rehetra aza; 8 fa
ny nitiavany Jehovah anareo sy ny
nitandremany ny fianianana izay efa
nianianany tamy ny razanareo no
nitondrany Jehovah anareo tamy ny
tànana mahery sy nanavotany anao
tamy ny trano nahandevozana, dia
tamy ny tànany Farao, mpanjakany
Egypta.

9 Koa aoka ho fantatrao fa Je-
hovah Andriamanitrao hiany no An-
driamanitra, dia Andriamanitra ma-
hatoky, Izay mitandrina fanekena
sy famindrampo amin' izay tia Azy
sy mitandrina ny didiny, hatramy
ny taranaka arivo mandimby, 10
ary mamaly miharihary izay man-
drafy Azy amy ny fandringanana
azy; tsy hitaredretra Izy ny amin'
izay mandrafy Azy, fa hamaly azy
miharihary. 11 Koa tandremo ny
lalàna sy ny didy ary ny fitsipika,
izay andidiako anao anio, ka araho
izy.

12 Ary raha mihaino ireo fitsipika
ireo hianareo ka mitandrina sy ma-
naraka azy, dia hotanterahiny Je-
hovah Andriamanitrao aminao ny
fanekena sy ny famindrampo, izay
nianianany tamy ny razanao; 13
dia ho tia anao sy hitahy anao ary
hahamaro anao Izy; ary Izy hitahy
ny ateraky ny kibonao sy ny voka-
try ny taninao, dia ny varinao sy ny

[1] *Heb.* ataovy herema. [2] *Anaran' andriamani-tsi-izy, na ny sariny.*

ranom-boalobokao sy ny diloilonao,
ary ny ateraky ny ombinao sy ny
ateraky ny ondry aman-osinao any
amy ny tany izay nianianany tamy
ny razanao homena anao. 14 Hota-
hina hianao mihoatra noho ny fire-
nena rehetra; tsy hisy lahy na vavy
tsy hiteraka, na hianareo na ny
biby fiompinareo. 15 Ary harovany
Jehovah tsy ho azon' aretina hianao,
ka tsy hisy hameliny anao ny aretin-
dratsiny Egypta, izay fantatrao; fa
hataony amin' izay rehetra manka-
hala anao kosa ireny.

16 Ary aoka holaninao ny fire-
nena rehetra, izay hatolotry Jehovah
Andriamanitrao anao, ka aoka tsy
hiantra azy ny masonao; ary aza
manompo ny andriamaniny, fa ho
fandrika aminao ireny.

17 Raha hianao hanao anakampo
hoe: Maro noho izaho ireo firenena
ireo, ka hataoko ahoana no fahay
mandroaka azy? 18 dia aza mata-
hotra azy hianao; fa tsarovy tsara
izay nataony Jehovah Andriamani-
trao taminy Farao sy ny Egyptiana
rehetra, 19 dia ny fizahan-toetra
lehibe, izay efa hitan' ny masonao,
sy ny famantarana sy ny fahagagana
sy ny tànana mahery ary ny sandry
nahinjitra, izay nitondrany Jehovah
Andriamanitrao anao nivoaka; fa
toy izany no hataony Jehovah An-
driamanitrao amy ny firenena re-
hetra izay atahoranao.

20 Ary ny fanenitra koa dia
hampandehaniny Jehovah Andria-
manitrao ho eo aminy mandra-paha-
ringan' izay sisa sy izay efa niery
ka tsy hitanao. 21 Aza matahotra
azy hianao; fa Jehovah Andriama-
nitrao no eo aminao, dia Andria-
manitra lehibe sy mahatahotra. 22
Ary horoahiny Jehovah Andriama-
nitrao eo alohanao tsikelikely ireny
firenena ireny; tsy haharoaka azy
faingana hianao, fandrao hihamaro
ny bibi-dia ka hamely anao. 23 Fa
hatolotry Jehovah Andriamanitrao
eo anoloanao izy ka hataony mifana-
ritaka be hiany mandra-pahalany
ritrany. 24 Dia hatolony eo an-
tànanao koa ny mpanjakany, ka
hofoananao tsy ho re intsony atỳ
ambanin' ny lanitra ny anarany;
tsy hisy olona hahajanona eo ano-
loanao, fa haringanao avokoa izy
mandra-pahalaniny.

25 Ny sarin-javatra voasokitra,
izay andriamaniny, dia hodoranareo
amy ny afo; aza mitsiriritra ny
volafotsy na ny volamena izay eo
aminy, na maka izany ho anao,
fandrao ho voafandriny hianao, fa
fahavetavetana eo imasony Jehovah
Andriamanitrao izany. 26 Ary aza
mitondra fahavetavetana ho ao an-
tranonao, fandrao ho voaozona[1]
tahaka izany koa hianao; ho hala-
nao sy ho fahavetavetana eo ima-
sonao indrindra izany, fa zavatra
voaozona.[1]

*Fampahatsiarovana ny nitondran' Andriamanitra ny Isiraely sy ny nampanetreny tena azy, ary fananarana azy, andrao miavonavona izy ka manadino an' Andriamanitra.*

VIII. NY lalàna rehetra izay an-
didiako anao anio dia
tandremo harahinareo, mba ho velona
hianareo ka hihamaro ary hiditra
sady handova ny tany izay niania-
nany Jehovah tamy ny razanareo
homena azy.

2 Ary tsarovy ny làlana rehetra
izay nitondrany Jehovah Andriama-
nitrao anao tany an-efitra izao efa-polo
taona izao, hampanetry tena anao sy
hizaha toetra anao ary hahalala izay
ao am-ponao, na hitandrina ny diditiny
hianao, na tsia. 3 Dia nampanetry
tena anao Izy ka namela anao ho
noana, dia nanome anao ny mana
hohaninao, izay tsy fantatrao na ny
razanao, hampahafantarany anao fa
tsy mofo hiany no iveloman' ny
olona; fa izay rehetra aloaky ny

[1] *Heb.* herema.

vavany Jehovah no iveloman' ny
olona. 4 Ny fitafianao teny aminao
tsy rovitra, ary ny tongotrao tsy
nivonto izao efa-polo taona izao. 5
Koa aoka ho fantatrao amy ny fonao,
fa tahaka ny fananaran' ny olona
ny zanany no fananarany Jehovah
Andriamanitrao anao. 6 Ary tan-
dremo ny didiny Jehovah Andria-
manitrao, mba handehananao amy
ny làlany sy hatahoranao Azy.
7 Fa Jehovah Andriamanitrao
efa hampiditra anao any amy ny
tany soa, dia tany misy renirano sy
loharano ary rano lalina eny amy
ny lohasaha sy ny tendrombohitra,
—8 tany misy vary tritika sy vary
hordea sy voaloboka sy aviavy ary
ampongabendanitra, — tany misy
hazo oliva sy tantely,—9 tany izay
hihinananao hanina amy ny fanara-
nam-po, sady tsy hanan-javà-mahory
akory eo hianao,—tany misy vy ny
vato ao aminy, ary ao amy ny ten-
drombohiny no hihadianao varahina.
10 Ary rehefa nihinana hianao
ka voky ary misaotra any Jehovah
Andriamanitrao noho ny tany soa
izay nomeny anao, 11 dia mitan-
drema, fandrao hadinoinao Jehovah
Andriamanitrao, ka tsy tandrema-
nao ny didiny sy ny fitsipiny ary
ny lalàny, izay andidiako anao anio;
12 fandrao—rehefa nihinana hianao
ka voky ary nanao trano tsara ka
mitoetra ao, 13 ary mihamaro ny
ombinao sy ny ondry aman-osinao,
ary mitombo koa ny volafotsinao sy
ny volamenanao, ary mitombo ny
fanananao rehetra—14 dia hiavona-
vona ny fonao, ka hohadinoinao Je-
hovah Andriamanitrao, Izay niton-
dra anao nivoaka avy tany amy ny
tany Egypta, tamy ny trano nahan-
devozana,—15 Izay nitondra anao
tany amy ny efitra lehibe sady ma-
hatahotra, izay misy menaran' afo [1]
sy maingoka, dia ny tany mangen-
tana tsy misy rano, ary nampivoaka
rano ho anao avy tamy ny vato-
lampy afovato,—16 Izay nanome
anao mana hohanina tany an-efitra,
dia zavatra tsy fantatry ny razanao,
mba hampanetry tena anao sy hizaha
toetra anao ary hanisy soa anao any
am-parany; 17 ary andrao hianao
hanao anakampo hoe: Ny tanjako
sy ny herin' ny tànako no nahavo-
riako izao harena izao; 18 fa tsarovy
Jehovah Andriamanitrao, fa Izy no
manome anao hery hahavory harena,
mba haoriny ny fanekeny, izay nia-
nianany tamy ny razanao, tahaka
ny amin' izao anio izao.
19 Fa raha manadino any Jeho-
vah Andriamanitrao mihitsy hianao
ka manaraka izay andriamani-kafa
sady manompo azy sy miankohoka
eo anatrehany, dia milaza aminareo
marimarina aho fa haringana tokoa
hianareo: 20 tahaka ny andringa-
nana ny firenen-tsamihafa, izay arin-
gany Jehovah eo anoloanareo, no
handringanana anareo, satria tsy
nihaino ny feony Jehovah Andria-
manitrareo hianareo.

*Anatra ny amy ny tsi-fanamarinan-tena.*

IX. MIHAINOA, ry Isiraely ô:
hianao izao dia efa hita
any Jordana hiditra eo amy ny tany
ka handresy firenen-tsamihafa, izay
lehibe sy mahery noho hianao, sy
hahafaka tanàna lehibe izay misy
mànda manakatra ny lanitra, 2 dia
firenena lehibe sady olona lava, dia
taranaky ny Anakita izay fantatrao,
sady efa renao ny lazany hoe: Iza
no mahajanona eo anoloan' ny tara-
naky Anàka? 3 Koa aoka ho fan-
tatrao anio fa Jehovah Andriama-
nitrao no efa handeha hita eo alo-
hanao *tahaka* ny afo mandevona, ka
Izy no handringana azy sy hampie-
try azy eo anoloanao; dia handroaka
azy hianao ka handringana azy fain-
gana, araka izay nolazainy Jehovah
taminao.
4 Ary rehefa voaroaky Jehovah

[1] *Heb.* sarafa.

Andriamanitrao eo anoloanao izy,
dia aza manao anakampo hoe: Ny
fahamarinako no nitondrany Jeho-
vah ahy niditra handova ity tany
ity; fa ny haratsiam-panahin' ireo
firenena ireo no androahany Jehovah
azy eo anoloanao. 5 Tsy ny faha-
marinanao, na ny hitsim-ponao, no
andehananao handova ny taniny; fa
ny haratsiam-panahin' ireo firenena
ireo no androahany Jehovah Andria-
manitrao azy eo anoloanao hahato
ny teny izay nianianany Jehovah
taminy Abrahama sy Isaka ary
Jakoba razanao. 6 Koa aoka ho
fantatrao fa tsy ny fahamarinanao
no anomezany Jehovah Andriama-
nitrao izany tany soa izany ho
lovanao; fa firenena mafy hatoka
hianao.

7 Tsarovy ka aza hadinoinao ny
nampahatezeranao any Jehovah An-
driamanitrao tany an-efitra: eny,
hatramy ny andro nialanao tany
amy ny tany Egypta ka hatramy
ny nahatongavanareo teto amin' ity
tany ity dia mbola niodina taminy
Jehovah hiany hianareo. 8 Na dia
tany Horeba aza dia nampahatezitra
any Jehovah hianareo, dia tezitra
taminareo Izy ka saiky nandringana
anareo. 9 Raha niakatra tao an-
tendrombohitra aho handray ny vato
fisaka, dia ny vato fisaka izay nisy
ny fanekena nataony Jehovah tami-
nareo, ka nitoetra efa-polo andro sy
efa-polo alina tao an-tendrombohitra
sady tsy nihinan-kanina na nisotro
rano, 10 dia nomeny Jehovah ahy
ny vato fisaka roa, voasoratry ny
fanondron' Andriamanitra; ary teo
aminy no nisy ilay teny rehetra
nolazainy Jehovah taminareo tao
an-tendrombohitra tao amy ny afo
tamy ny andro nivoriana. 11 Ary
nony tapitra ny efa-polo andro sy
efa-polo alina, dia nomeny Jehovah
ahy ny vato fisaka roa, dia ilay nisy
ny fanekena. 12 Dia hoy Jehovah
tamiko: Miaingà, ka midìna fain-
gana hiala etỳ hianao; fa efa nanao
ratsy ny olonao izay nentinao nivoa-
ka avy tany Egypta; efa nalaky
nivily niala tamy ny làlana izay efa
nasaiko nalehany izy ka nanao sarin-
javatra an-idina ho azy.

13 Ary hoy koa Jehovah tamiko:
Efa hitako ity firenena ity, fa, indro,
olona mafy hatoka izy. 14 Avelao
Aho handringana azy, ka hovonoiko
ny anarany tsy ho eny ambanin' ny
lanitra, ary dia hataoko firenena
mahery sy lehibe noho izy hianao.

15 Dia nihodina aho ka nidina
niala tamy ny tendrombohitra, raha
mbola nirehitra afo izy; ary ny vato
fisaka roa nisy ny fanekena dia teny
an-tànako roa. 16 Ary nijery aho,
ka, indro, efa nanota taminy Jehovah
Andriamanitrareo hianareo ka nanao
ombilahy kely an-idina ho anareo;
nalaky nivily hianareo niala tamy
ny làlana izay efa nasainy Jehovah
nalehanareo. 17 Dia noraisiko ny
vato fisaka roa ka nazerako avy
teny an-tànako roa ho vakivaky teo
imasonareo.

18 Ary niankohoka teo anatre-
hany Jehovah efa-polo andro sy efa-
polo alina tahaka ilay teo hiany aho
ka tsy nihinan-kanina, na nisotro
rano, noho ny fahotanareo rehetra,
izay nataonareo tamy ny nanaova-
nareo izay ratsy eo imasony Jeho-
vah, ka nampahatezeranareo Azy.
19 Fa natahotra ny fahavinirana
sy ny fahatezerana aho, izay nahate-
zerany Jehovah taminareo handrin-
ganana anareo. Dia nihaino ahy
indray Jehovah tamin' izany andro
izany. 20 Ary Jehovah dia tezitra
indrindra taminy Arona ka saiky
nandevona azy; dia nifona ho any
Arona koa aho tamin' izany andro
izany. 21 Ary noraisiko ny fahota-
nareo, dia ilay ombilahy kely izay
nataonareo, ka nodorako tamy ny
afo, dia notorotoroiko sy nomontsa-
montsaniko mandra-pahatongany ho
madinika toy ny vovoka; ary ny
vovony dia nariako teo amy ny
renirano izay midina avy amy ny
tendrombohitra.

22 Ary tao Tabera sy Masa ary

Kibrota-hatava no nampahatezera-
nareo any Jehovah. 23 Ary raha
nampandehaniny Jehovah niala tao
Kadesi-barnea hianareo ka nataony
hoe: Miakara, ka lovao ny tany izay
nomeko anareo, dia nandà ny teniny
Jehovah Andriamanitrareo hianareo,
fa tsy nino Azy, na nihaino ny
feony. 24 Eny, niodina taminy Je-
hovah hiany hianareo hatramy ny
andro nahalalako anareo no ho
mankaty.

25 Ary niankohoka teo anatre-
hany Jehovah aho nandritra izany
efa-polo andro sy efa-polo alina izany,
satria efa nolazainy Jehovah fa
handringana anareo Izy. 26 Dia
nifona taminy Jehovah aho ka na-
nao hoe: Jehovah Tompo ô, aza
mandringana ny firenenao sy ny
lovanao, izay navotanao tamy ny
fahalehibiazanao ka nentinao nivoa-
ka avy tany Egypta tamy ny tàna-
nao mahery. 27 Tsarovy ny mpa-
nomponao, dia Abrahama sy Isaka
ary Jakoba; fa aza mijery ny ditr'
ity firenena ity, na ny haratsiam-
panahiny, na ny fahotany, 28 fan-
drao izay monina amy ny tany
nitondranao anay nivoaka avy tany
hanao hoe: Satria tsy hainy Jeho-
vah ny hitondra azy ho any amy ny
tany izay nolazainy taminy, ary
satria nankahala azy Izy, dia izany
no nitondrany azy nivoaka hahafaty
azy atỳ an-efitra. 29 Kanefa ireo
dia firenenao sy lovanao, izay nenti-
nao nivoaka tamy ny herinao lehibe
sy ny sandrinao nahinjitra.

X. Tamin' izany andro izany no
nilazany Jehovah tamiko hoe:
Manamboara vato fisaka roa ho
anao tahaka ilay teo, ka miakara
ho etỳ amiko etỳ an-tendrombohitra,
ary manaova fiara hazo ho anao;
2 dia hosoratako amy ny vato
fisaka ilay teny teo amy ny vato
fisaka nomontsamontsaninao, ka ha-
taonao ao anatin' ny fiara ireny. 3
Dia nanao fiara tamy ny hazo akasia
aho ka nanamboatra vato fisaka roa
tahaka ny teo, dia niakatra tao an-
tendrombohitra aho ka nitondra
ny vato fisaka roa teny an-tànako.
4 Dia nasiany soratra tahaka ny
teo hiany ny vato fisaka, dia ny
Didy Folo[1] izay nolazainy Jehovah
taminareo tao an-tendrombohitra
tao amy ny afo tamy ny andro
nivoriana; dia nomeny Jehovah ahy
ireny. 5 Dia nihodina aho ka
nidina niala teo amy ny tendrom-
bohitra, ary ny vato fisaka nape-
trako tao anatin' ny fiara izay efa
nataoko—dia mbola ao hiany ireny
—araka izay nandidiany Jehovah
ahy.

6 Ary ny Zanak' Isiraely nande-
ha niala tamy ny fantsakany Bene-
jakana ka nankany Mosera; tao no
nahafatesany Arona, ary tao no
nandevenana azy; ary Eleazara
zanany no tonga mpisorona nan-
dimby azy. 7 Ary nony niala tao
izy, dia nankany Godgoda; ary
nony niala tao Godgoda izy, dia
nankany Jotbata, tany be ony.

8 Tamin' izany andro izany no
nanokanany Jehovah ny fireneny
Levy hitondra ny fiaran' ny fane-
keny Jehovah sy hijanona eo ana-
trehany Jehovah hanao fanompoam-
pivavahana aminy sy hitso-drano
amy ny anarany mandraka andro
any. 9 Izany no tsy ananan' ny
Levita anjara na lova eo amy ny
rahalahiny; Jehovah no lovany,
araka izay nolazainy Jehovah An-
driamanitrao taminy.

10 Ary izaho nitoetra efa-polo
andro sy efa-polo alina tao an-
tendrombohitra tahaka ilay teo
hiany; ary Jehovah nihaino ahy
tamin' izany andro izany koa ka
tsy nety nandringana anao. 11
Dia hoy Jehovah tamiko: Miaingà,
mandehana eo alohan' ny olona,
hidirany sy handovany ny tany,
izay nianianako tamy ny razany
homena azy.

[1] *Heb.* ny Teny Folo.

*Anatra ny amy ny fahatahorana an' Andriamanitra sy ny fitiavana Azy, ary filazana ny soa ho azon' ny manaraka ny lalàna sy ny loza hanjo ny tsy manaraka azy.*

12 ARY ankehitriny, ry Isiraely
ô, inona moa no ilainy Je-
hovah Andriamanitrao aminao, afa-
tsy ny hatahotra any Jehovah An-
driamanitrao sy ny handeha amy
ny làlany rehetra ary ny ho tia Azy
sy hanompo any Jehovah Andria-
manitrao amy ny fonao rehetra sy
ny fanahinao rehetra, 13 hitandrina
ny didiny Jehovah sy ny lalàny izay
andidiako anao anio, mba hahita soa
hianao? 14 Indro, any Jehovah
Andriamanitrao ny lanitra sy ny
lanitry ny lanitra ary ny tany mba-
min' izay rehetra eo aminy. 15
Kanefa ny razanao no niraiketan'
ny fitiavany Jehovah, ka nifidy ana-
reo zanany mandimby azy Izy mi-
hoatra noho ny firenena rehetra,
tahaka ny amin' izao anio izao. 16
Koa forao ny fonareo, fa aza mafy
hatoka intsony hianareo. 17 Fa
Jehovah Andriamanitrareo no An-
driamanitra Avo Indrindra[1] sy
Tompon' ny tompo, Andriamanitra
lehibe sy mahery ary mahatahotra,
Izay tsy mizaha tavan' olona, na man-
dray kolikoly; 18 manome rariny
ny kamboty sy ny mpitondratena
Izy, sady tia ny vahiny ka manome
azy hanina sy fitafiana. 19 Koa
tiava vahiny; fa efa mba vahiny
tany amy ny tany Egypta hia-
nareo.

20 Jehovah Andriamanitrao no
hatahoranao; Izy no hotompoinao,
ary Izy ho hifikiranao, ary ny ana-
rany no hianiananao. 21 Izy no
fidèranao, ary Izy no Andriamani-
trao, Izay efa nanao ireo zavatra
lehibe sy mahatahotra ireo taminao,
izay efa hitan' ny masonao. 22
Olona fito-polo ny razanao izay nidi-
na tany Egypta; nefa ankehitriny
efa nataony Jehovah Andriamani-
trao maro tahaka ny kintana eny
amy ny lanitra hianao.

XI. Ary tiava any Jehovah Andria-
manitrao, ka tandremo mandra-
kariva izay asainy hotandremana,
dia ny lalàny sy ny fitsipiny ary ny
didiny.

2 Ary aoka ho fantatrao anio, fa
*izaho* tsy *miteny* amy ny zanakareo
izay tsy nahalala na nahita ny famai-
zany Jehovah Andriamanitrareo sy
ny fahalehibiazany sy ny tànany
mahery sy ny sandriny nahinjitra
3 sy ny famantarany sy ny asany,
izay nataony tany Egypta taminy
Farao, mpanjakany Egypta, sy ny
taniny rehetra, 4 sy izay nataony
tamy ny miaramilan' ny Egyptiana
sy ny soavaliny ary ny kalesiny, dia
ny nanasaforany azy tao amy ny Ra-
nomasina Mena, raha nanenjika ana-
reo izy, dia voaringany Jehovah man-
draka andro any, 5 ary izay nataony
taminareo tany an-efitra, hatramy
ny nahatongavanareo teto amin' ity
tany ity, 6 ary izay nataony taminy
Datana sy Abirama, zanaky Eliaba,
zanaky Robena, teo amy ny Isira-
ely rehetra, dia ilay nisokafan' ny
tany sy nitelemany azy mbamy ny
ankohonany sy ny lainy ary ny
zava-manan-aina izay nomba azy;
7 fa ny masonareo efa nahita ny
asa lehibe rehetra izay nataony
Jehovah.

8 Koa tandremo ny lalàna rehetra
izay andidiako anareo anio, mba
hahery hianareo, dia hiditra handova
ny tany izay efa halehanareo holo-
vana; 9 ary mba ho maro andro
hianareo amy ny tany izay niania-
nany Jehovah tamy ny razanareo
homena azy sy ny taranany, dia
tany izay tondra-dronono sy tan-
tely.

10 Fa ny tany izay efa hidiranao
holovana dia tsy mba tahaka ny
tany Egypta, izay nivoahanareo, izay
namafazanao ny voan-javatrao sy

[1] *Heb.* Andriamanitry ny andriamanitra.

nandeman' ny tongotrao rano azy
tahaka ny fambolen-anana. 11 Fa
ny tany izay efa halehanareo holo-
vana dia tany be tendrombohitra sy
lohasaha sady mifoka rano avy amy
ny ranonoran-danitra, 12 dia tany
izay tandremany Jehovah Andria-
manitrao; ny masony Jehovah An-
driamanitrao mitsinjo azy mandra-
kariva hatramy ny fiandohan' ny
taona ka hatramy ny fiafarany.

13 Ary raha hihaino tsara ny
didiko izay andidiako anareo anio
hianareo ka ho tia any Jehovah
Andriamanitrareo sy hanompo Azy
amy ny fonareo rehetra sy ny fanahi-
nareo rehetra, 14 dia halatsako eo
amy ny taninareo ny ranonorana
amy ny fotoany, dia ny loha-orana
sy ny fara-orana, mba hanangonanao
ny varinao sy ny ranom-boalobokao
ary ny diloilonao; 15 ary hampani-
riko ahitra ny sahanao ho any ny
biby fiompinao, ary hihinan-kanina
hianao ka ho voky. 16 Kanefa
mitandrema hianareo, fandrao ho
voafitaka ny fonareo, ka hivily ha-
nompo andriamani-kafa sy hianko-
hoka eo anatrehany hianareo; 17
ary dia hirehitra aminareo ny faha-
tezerany Jehovah, dia hanampina ny
lanitra Izy, ka tsy hisy ranonorana,
ary tsy hahavokatra ny tany; dia
ho lany ringana faingana hianareo
tsy ho eo amy ny tany soa izay
omeny Jehovah anareo.

18 Koa alatsaho ao amy ny fona-
reo sy ao amy ny fanahinareo izao
teniko izao, ary fehezo ho famanta-
rana eo amy ny tànanareo izy, ka
aoka ho fehy fampahatsiarovana eo
ambonin' ny handrinareo;[1] 19 ary
ampianaro ny zanakareo izany, ka
resaho, na mipetraka ao an-tranonao
hianao, na mandeha eny an-dàlana,
na mandry, na mifoha; 20 ary
soraty eo amy ny tolam-baravaran'
ny tranonao sy eo amy ny vavahadi-
nao izy; 21 mba ho maro ny andro-
nareo sy ny andron' ny taranakareo
eo amy ny tany izay nianianany
Jehovah tamy ny razanareo homena
azy, toy ny faharetan' ny lanitra
ambonin' ny tany.

22 Fa raha hitandrina tsara izao
lalàna rehetra izao izay andidiako
anareo hianareo ka manaraka azy
ary ho tia any Jehovah Andriama-
nitrareo sy handeha eo amy ny
làlany rehetra sy hifikitra aminy,
23 dia horoahiny Jehovah eo anolo-
anareo ireo firenena rehetra ireo, ary
hianareo haharesy firenena maro,
izay lehibe sy mahery noho hianareo.
24 Ny tany rehetra izay hodiavin'
ny faladian' ny tongotrareo dia ho
anareo: hatramy ny efitra sy Liba-
nona ary hatramy ny ony Eofrata
ka hatramy ny ranomasina andre-
fana no ho fari-taninareo. 25 Tsy
hisy olona hahajanona eo anoloana-
reo, fa hataony Jehovah Andriama-
nitrareo ho azon' ny tahotra sy horo-
horo anareo ny tany rehetra izay
hodiavinareo, araka izay nolazainy
taminareo.

26 Indro, izaho mametraka fita-
hiana sy ozona eo anoloanareo anio:
27 fitahiana, raha hohenoinareo ny
didiny Jehovah Andriamanitrareo,
izay andidiako anareo anio; 28 ary
ozona kosa, raha tsy hohenoinareo ny
didiny Jehovah Andriamanitrareo,
fa hivily hiala amy ny làlana izay
andidiako anareo anio mba haleha
hianareo ka hanaraka andriamani-
kafa izay tsy fantatrareo.

29 Ary rehefa entiny Jehovah
Andriamanitrao hianao ka tafiditra
any amy ny tany izay alehanao
holovana, dia ny fitahiana no hoto-
noninao eo an-tendrombohitra Geri-
zima, ary ny fanozonana kosa eo
an-tendrombohitra Ebala. 30 Tsy
any an-dafiny Jordana va izy roa,
any ankoatry ny làlana andrefana,
amy ny tanin' ny Kananita, izay
monina eo amy ny tani-hay[2] tandri-
finy Gilgaly, eo anilan' ny hazo
terebintany More?

[1] *Heb.* eo ambonin' ny elanela-masonareo. [2] *Heb.* Araba.

31 Fa hianareo efa handeha hita
any Jordana ka hiditra sy handova
ny tany izay omeny Jehovah Andria-
manitrareo anareo, ary handova azy
hianareo ka honina eo; 32 koa tan-
dremo mba harahinareo ny didy
rehetra sy ny fitsipika izay ataoko
eo anoloanareo anio.

*Ny amy ny handravana izay zavatra*
*momba ny fivavahana amy ny*
*sampy, ary ny amy ny hivavahana*
*amin' Andriamanitra ao amin'*
*izay tany fidiny.*

XII. IZAO no didy sy fitsipika
izay hotandremanareo ha-
rahina any amy ny tany izay omeny
Jehovah, Andriamanitry ny razanao,
anao holovana amy ny andro rehetra
hiainanareo ambonin' ny tany :—
2 Horavanareo mihitsy ny fitoe-
rana rehetra izay nanompoan' ny
firenen-tsamihafa izay horoahinareo
ny andriamaniny teny ambonin' ny
tendrombohitra avo sy ny havoana
ary teny ambanin' ny hazo maitso
rehetra. 3 Dia horavanareo ny ali-
tarany, ary hotorotoroinareo ny tsan-
gam-baton-tsampiny, ary hodorana-
reo amy ny afo ny Aserahany, ary
ny sarin-javatra voasokitra, izay an-
driamaniny, dia hokapainareo, ka
dia hofoananareo tsy ho eo amin'
izany tany izany intsony ny anarany.
4 Aza manao toy izany aminy
Jehovah Andriamanitrareo hiana-
reo. 5 Fa ny tany izay hofidiny
Jehovah Andriamanitrareo amy ny
firenenareo rehetra hasiany ny ana-
rany sy honenany no hohatoninareo
sy halehanareo. 6 Ary any no
hitondranareo ny fanatitra odorana-
reo sy ny fanatitrareo hafa alatsa-
dra sy ny fahafolon-karenareo sy ny
fanatitra asandratry ny tànanareo
sy ny fanalam-boadinareo sy ny
fanati-tsitraponareo ary ny voalohan-
teraky ny ombinareo sy ny ondry
aman-osinareo; 7 ary any no hihi-
nananareo sy ny ankohonanareo eo
anatrehany Jehovah Andriamani-
trareo ary hifalianareo amin' izay
rehetra harin' ny tànanareo, izay efa
nitahiany Jehovah Andriamanitrao
anao.
8 Aza manao araka izay rehetra
ataontsika eto ankehitriny intsony
hianareo, dia izao samy manao izay
mahitsy eo imasony avy izao. 9 Fa
hianareo tsy mbola tonga any amy
ny fitsaharana sy ny lova izay omeny
Jehovah Andriamanitrao anao. 10
Fa rehefa tafita any Jordana hiana-
reo ka monina any amy ny tany
izay omeny Jehovah Andriamani-
trareo anareo holovana, ary homeny
fitsaharan' ady amy ny fahavalo-
nareo rehetra manodidina hianareo
ka mandry fahizay, 11 dia eo amy
ny tany izay hofidiny Jehovah An-
driamanitrareo hampitoerany ny
anarany no hitondranareo izay re-
hetra andidiako anareo, dia ny fana-
titra odoranareo sy ny fanatitrareo
hafa alatsa-dra sy ny fahafolon-kare-
nareo sy ny fanatitra asandratry ny
tànanareo, ary izay zavatra tsara
ataonareo voady aminy Jehovah.
12 Dia hifaly eo anatrehany Jeho-
vah Andriamanitrareo hianareo sy
ny zanakareo-lahy sy ny zanakareo-
vavy sy ny ankizilahinareo sy ny
ankizivavinareo ary ny Levita izay
ao an-tanànanareo; fa ny Levita
tsy mba manana anjara na lova eo
aminareo.
13 Mitandrema mba tsy hateri-
nao eny amin' izay tany rehetra
tianao ny fanatitra odoranao; 14 fa
eo amy ny tany izay hofidiny Jeho-
vah hiany amy ny firenenao anan-
kiray no hanateranao azy, sady eo
koa no hanaovanao izay rehetra
andidiako anao.
15 Kanefa mahazo mamono zava-
tra sy mihinan-kena hianao, araka
izay rehetra irinao eny amy ny
tanànanao rehetra, araka ny fita-
hiany Jehovah Andriamanitrao izay
omeny anao; na ny maloto, na ny
madio, dia samy mahazo mihinana
azy hiany, tahaka ny ahazoany mi-
hinana ny gazela sy ny diera. 16

Kanefa ny rany no aza hanina, fa
aidino amy ny tany toy ny rano.
17 Tsy azonao hanina ao an-
tanànanao, na ny ampahafolon' ny
varinao sy ny ranom-boalobokao sy
ny diloilonao, na ny voalohan-teraky
ny ombinao sy ny ondry aman-
osinao, na ny zavatra rehetra hatao-
nao voady, na ny fanati-tsitraponao,
na ny fanatitra asandratry ny tàna-
nao. 18 Fa eo anatrehany Jehovah
Andriamanitrao no hihinananao azy,
dia eo amy ny tany izay hofidiny
Jehovah Andriamanitrao,—dia hia-
nao sy ny zanakao-lahy sy ny zana-
kao-vavy sy ny ankizilahinao sy ny
ankizivavinao ary ny Levita izay
ao an-tanànanao; ary hifaly eo ana-
trehany Jehovah Andriamanitrao
hianao amin' izay rehetra harin'
ny tànanao. 19 Mitandrema mba
tsy ho foinao ny Levita amy ny
andro rehetra hiainanao amy ny
taninao.
20 Raha hitariny Jehovah An-
driamanitrao ny fari-taninao, araka
izay nolazainy taminao, ka hoy hia-
nao: Hihinan-kena aho—satria ma-
niry hihinan-kena ny fanahinao—
dia mahazo mihinan-kena araka izay
rehetra irin' ny fanahinao hianao.
21 Raha lavitra anao loatra ny tany
izay hofidiny Jehovah Andriamani-
trao hasiany ny anarany, dia hamo-
noanao ny ombinao sy ny ondry
aman-osinao izay nomeny Jehovah
anao, araka izay efa nandidiako
anao, ary hohaninao ao an-tanànanao,
araka izay rehetra irin' ny fanahi-
nao izany. 22 Kanefa tahaka ny
ahazoanao mihinana ny gazela sy ny
diera no hahazoanao mihinana ireny:
na ny maloto na ny madio dia samy
mahazo mihinana azy.
23 Kanefa tandremo tsara mba
tsy hohaninao ny ra, fa ny ra no
aina, ary tsy mahazo mihinana ny
aina amy ny hena hianao. 24 Aza
mihinana azy hianao, fa aidino amy
ny tany toy ny rano izy; 25 eny,
aza mihinana azy hianao, mba hahita
soa hianao sy ny taranakao man-
dimby anao, raha manao izay mahi-
tsy eo imasony Jehovah hianao.
26 Kanefa ny zava-masinao sy ny
zavatra nataonao voady dia ento
mankany amy ny tany izay hofidiny
Jehovah. 27 Ary atero eo amy ny
alitarany Jehovah Andriamanitrao
ny fanatitra odoranao, dia ny henany
sy ny rany; ary ny ran' ny fana-
titrao hafa dia aidino eo amy ny
alitarany Jehovah Andriamanitrao,
fa ny henany dia azonao hohanina
hiany.
28 Tandremo, ka henoy izao teny
rehetra izao, izay andidiako anao,
mba hahita soa hianao sy ny tarana-
kao mandimby anao mandrakizay,
raha manao izay tsara sy mahitsy
eo imasony Jehovah Andriamanitrao
hianao.
29 Rehefa aringany Jehovah An-
driamanitrao eo anoloanao ny fire-
nen-tsamihafa, izay alehanao horese-
nao, ary handresy azy hianao ka
honina eo amy ny taniny, 30 dia
mitandrema, fandrao voafandrika
hanaraka ny fanaony hianao, rehefa
voaringana eo anoloanao izy; ary
andrao mamoto-pototra ny amy ny
andriamaniny hianao ka manao hoe:
Nanao ahoana no nanompoan' ireny
firenena ireny ny andriamaniny? fa
izaho koa mba hanao toy izany.
31 Aza manao toy izany aminy
Jehovah Andriamanitrao; fa ny
fahavetavetana rehetra, izay hala-
ny Jehovah, no nataony tamy ny
andriamaniny; fa ny zanani-lahy
sy ny zanani-vavy aza dia nodorany
tamy ny afo ho any ny andria-
maniny.

XIII. Izay rehetra andidiako anareo
dia tandremo mba harahina;
aza ampianao izany, ary aza aneso-
ranao.

*Ny amy ny fampijaliana izay miva-
vaka amy ny sampy na mitaona
ny sasany hivavaka aminy.*

2 RAHA tàhiny misy mpaminany
na mpanonofy eo aminareo
izay milaza famantarana na fahaga-

gana aminao 3 sady manao hoe:
Andeha isika hanaraka andriamani-
kafa (izay tsy fantatrao), ka aoka
hanompo azy isika,—na dia tante-
raka aza ny famantarana na faha-
gagana izay nolazainy taminao, 4
dia aza mihaino ny tenin' izany
mpaminany na mpanonofy izany;
fa mizaha toetra anareo Jehovah
Andriamanitrareo, hahalalany na
miorina amy ny fitiavana any Jeho-
vah Andriamanitrareo amy ny fona-
reo rehetra sy ny fanahinareo rehe-
tra hianareo. 5 Manaraha any
Jehovah Andriamanitrareo, ka aoka
Izy no hatahoranareo, ary ny didiny
no hotandremanareo, ary ny feony
no hohenoinareo, ary aoka Izy no
hotompoinareo sy hifikiranareo. 6
Fa izany mpaminany na mpanonofy
izany dia hatao maty, satria efa
nanao teny fampiodinana aminy
Jehovah Andriamanitrareo (Izay
nitondra anareo nivoaka avy tany
amy ny tany Egypta ka nanavotra
anao tamy ny trano nahandevozana)
mba hitaona anao hiala amy ny
làlana izay nasainy Jehovah Andria-
manitrao halehanao. Ka dia hofon-
goranao tsy ho eo aminao ny fanao
ratsy.

7 Raha mitaona anao mangingina
ny rahalahinao, zanaky ny reninao,
na ny zanakao-lahy, na ny zanakao-
vavy, na ny vady andefimandrinao,
na ny sakaizanao izay toy ny ainao,
ka manao hoe: Andeha isika hanom-
po andriamani-kafa (izay tsy fan-
tatrao, na ny razanao, 8 dia ny
andriamanitry ny firenena izay ma-
nodidina anareo, na ny akaikinao,
na ny lavitra anao, hatramy ny
faran' ny tany rehetra), 9 dia aza
manaiky azy na mihaino azy hianao;
ary aza mba iantran' ny masonao
izy, na amindranao fo, na afeninao;
10 fa vonoy ho faty izy; ny tànanao
no ho voalohany hamono azy, dia
vao ny tànan' ny vahoaka rehetra.
11 Ary torahy vato ho faty izy,
satria izy efa nitady hitaona anao
hiala aminy Jehovah Andriamani-
trao, Izay nitondra anao nivoaka
avy tany amy ny tany Egypta, tamy
ny trano nahandevozana. 12 Ary
ny Isiraely rehetra handre izany,
dia hatahotra ka tsy hanao ratsy
toy izany intsony eo aminao.

13 Raha mandre teny hianao ny
amy ny tanànanao anankiray, izay
nomeny Jehovah Andriamanitrao
anao honenana, manao hoe: 14 Nisy
olona tena ratsy fanahy nivoaka avy
teo aminao ka nitaona ny mponina
ao an-tanànany nanao hoe: Andeha
isika hanompo andriamani-kafa (izay
tsy fantatrareo), 15 dia diniho sy
fotory ary adino tsara, ka raha,
indro, fa nisy marina tokoa izany
zavatra izany, ka natao teo aminao
izany fahavetavetana izany, 16 dia
asio ny lelan-tsabatra mihitsy ny
mponina amin' izany tanàna izany,
ka levòny [1] ny tanàna sy izay rehe-
tra eo aminy, ary ny biby fiompy
dia aringano amy ny lelan-tsabatra.
17 Ary ny entana nobaboina rehetra
eo dia angony eo afovoan' ny kianja,
ka dory amy ny afo avokoa ny tanà-
na sy ny entana rehetra ao, ho any
Jehovah Andriamanitrao, ary aoka
ho tananaolo mandrakizay izany
tanàna izany ka tsy haorina intsony.
18 Ary aoka tsy hisy hiraikitra
amy ny tànanao akory ny zavatra
efa natolotra holevonina,[1] mba hi-
tsaharany Jehovah amy ny faha-
tezerany mirehitra hamindrany fo
aminao sy hiantrany anao, ary ha-
hamaroany anao araka izay niania-
nany tamy ny razanao, 19 raha ho-
henoinao ny feony Jehovah Andria-
manitrao ka hotandremanao ny
didiny rehetra izay andidiako anao
anio, mba hanaovana izay mahitsy
eo imasony Jehovah Andriamani-
trao.

[1] *Izahao Lev.* xxvii. 28.

*Ny amy ny hifadiana izay fanao vetaveta na izay zavatra tsy fihinana.*

XIV. ZANAKY Jehovah Andria-
manitrareo hianareo, koa
aza mitetika ny tenanareo, na mana-
ratra ny eo ambonin' ny handrina-
reo[1] noho ny amy ny maty. 2 Fa
firenena masina ho any Jehovah
Andriamanitrao hianao ka voafidiny
ho rakitra soa ho Azy mihoatra
noho ny firenena rehetra ambonin'
ny tany.
3 Aza mihinana izay fahavetave-
tana. 4 Izao no biby izay ho fihi-
nanareo: Ny omby sy ny ondry sy
ny osy 5 sy ny diera, ny gazela, ny
kapreola, ny osi-dia, ny pygarga, ny
antilopa ary ny ropicapra: 6 izay
biby rehetra mivaky kitro, ka misa-
raka tsara ny kitrony sady mandi-
nika, no ho fihinanareo. 7 Nefa
amin' izay mandinika na mivaky
kitro dia izao hiany kosa no tsy ho
fihinanareo: Ny rameva sy ny rabi-
tro ary ny hyraka, satria mandinika
hiany izy, fa tsy mivaky kitro;
maloto aminareo izy; 8 ary ny
kisoa koa, satria mivaky kitro izy,
fa tsy mandinika; maloto aminareo
izy; ny henan' ireny tsy ho fihina-
nareo, ary ny fatiny tsy hokasihi-
nareo.
9 Ary amin' izay rehetra ao
anatin' ny rano dia izao no ho fihi-
nanareo: izay rehetra misy vombony
sy kirany no ho fihinanareo; 10 fa
izay rehetra tsy misy vombony sy
kirany kosa dia tsy ho fihinanareo;
maloto aminareo izy.
11 Ny vorona madio rehetra no
ho fihinanareo. 12 Nefa izao kosa
no tsy ho fihinanareo: ny voltora
sy ny gypa sy ny ankoay 13 ary
ny papango sy ny voromahery sy ny
papango mainty, samy araka ny
karazany avy, 14 ary ny goaika
rehetra, samy araka ny karazany
avy, 15 ary ny ostritsa sy ny tara-
raka sy ny vorondriaka ary ny hitsi-
kitsika, samy araka ny karazany
avy, 16 ary ny vorondolo sy ny
vorondolo lehibe sy ny ibisa 17 ary
ny sama sy ny voltora madinika sy
ny manarana 18 ary ny vano sy ny
vanobe, samy araka ny karazany
avy, ary ny takidara sy ny manavy.
19 Ary ny zava-mandady rehetra
izay manana elatra dia haloto ami-
nareo ka tsy ho fihinanareo. 20
Ny zava-manana elatra izay madio
no ho fihinanareo.
21 Aza homana izay maty ho
azy, fa omeo ho any ny vahiny izay
ao an-tanànanao izany mba hohaniny,
na amidio amy ny olona hafa fire-
nena; fa firenena masina ho any
Jehovah Andriamanitrao hianao.
Aza mahandro zanak' osy amy ny
rononon-dreniny.

*Ny amy ny fandoavana ny fahafolon-karena.*

22 ALOAVY tsara ny ampaha-
folon' ny vokatra rehetra
avy amy ny voa nafafinao, dia ny
vokatra any an-tsaha isan-taona;
23 dia aoka ho eo anatrehany Je-
hovah Andriamanitrao eo amy ny
tany izay hofidiny hampitoerany ny
anarany no hihinananao ny ampaha-
folon' ny varinao sy ny ranom-
boalobokao sy ny diloilonao ary ny
voalohan-teraky ny ombinao sy ny
ondry aman-osinao, mba hianaranao
hatahotra any Jehovah Andriama-
nitrao mandrakariva.
24 Fa raha lavitra loatra ny
làlana halehanao ka tsy mahatondra
izany zavatra izany hianao, satria
lavitra anao loatra ny tany izay
hofidiny Jehovah Andriamanitrao
hampitoerany ny anarany, raha
notahiny Jehovah Andriamanitrao
hianao, 25 dia hamidinao vola izany,
ary hofonosinao ny vola ka ho en-
tinao eo an-tànanao hankany amy
ny tany izay hofidiny Jehovah An-
driamanitrao; 26 ary ny vola dia

[1] *Heb.* ambonin' ny elanela-masonareo.

amidio izay rehetra tian' ny fana-
hinao, na omby, na ondry, na osy,
na divay, na toaka, na izay zavatra
hafa tian' ny fanahinao; ary aoka
ho eo anatrehany Jehovah Andria-
manitrao no hihinananao izany sy
hifalianao mbamy ny ankohonanao;
27 ary ny Levita izay ao an-tanà-
nanao dia aza foinao; fa tsy ma-
nana anjara na lova éo aminao izy.
28 Ary isan-telo taona dia alao
ny ampahafolon' ny vokatrao re-
hetra amin' izany taona izany, ka
ataovy ao an-tanànanao; 29 ary dia
aoka ho avy ny Levita (satria tsy
mba manana anjara na lova eo
aminao izy) sy ny vahiny sy ny
kamboty ary ny mpitondratena izay
ao an-tanànanao, dia hihinana izy
ka ho voky, mba hotahiny Jehovah
Andriamanitrao hianao amy ny asan-
tànanao rehetra izay ataonao.

*Ny amy ny taom-panafahana.*

XV. ARY isam-pito taona dia ma-
naova fanafahana hianao.
2 Ary izao no ho fomban' ny fana-
fahana: Ny tompon-trosa rehetra
izay nampanàna vola tamy ny
namany dia hamoy izany; tsy
hanery ny namany, izay rahalahiny,
handoa izy, satria efa voantso ny
fanafahany Jehovah. 3 Ny olona
hafa firenena hiany no azonao terena
handoa; fa izay anao amy ny raha-
lahinao kosa dia hafoinao; 4 kanefa
tsy dia hisy olo-malahelo eo aminao,
fa hitahy anao tokoa Jehovah eo
amy ny tany izay omeny Jehovah
Andriamanitrao ho lovanao, 5 raha
mihaino tsara ny feony Jehovah
Andriamanitrao hianao ka mitan-
drina hanaraka izao lalàna rehetra
izao, izay andidiako anao anio. 6
Fa Jehovah Andriamanitrao hitahy
anao araka izay nolazainy taminao;
ary hampisambotra ny firenena
maro hianao, fa hianao kosa tsy
hisambotra; ary hanapaka firenena
maro hianao, fa izy kosa tsy mba
hanapaka anao.
7 Raha misy malahelo ny rahala-
hinao ao an-tanànanao anankiray
amy ny taninao izay omeny Jehovah
Andriamanitrao anao, dia aza mana-
mafy ny fonao, na manakombona
ny tànanao, amy ny rahalahinao
malahelo; 8 fa sokafy tsara aminy
ny tànanao, ka ampisambory izay
ilainy, araka izay mahory azy. 9
Mitandrema fandrao hisy hevi-
dratsy ao am-ponao manao hoe:
Antomotra ny taona fahafito, dia
ny taom-panafahana; ary ho ratsy
fijery ny rahalahinao malahelo hianao,
ka tsy hanome azy akory hianao;
ary hitaraina aminy Jehovah hiam-
panga anao izy, ka dia ho fahotanao
izany. 10 Omeo tokoa izy, ary
aoka tsy halahelo ny fonao raha
manome azy, satria izany zavatra
izany no hitahiany Jehovah Andria-
manitrao anao amy ny asanao re-
hetra sy amin' izay rehetra ataon'
ny tànanao. 11 Fa ny tany tsy
ilaozan' olo-malahelo, koa izany no
andidiako anao hoe: Sokafy tsara
amy ny rahalahinao ny tànanao, dia
amy ny malahelo sy ny mahantra
eo amy ny taninao.
12 Raha hamidy aminao ny na-
manao, na lehilahy Hebreo, na vehi-
vavy Hebreo, ka efa nanompo anao
enin-taona, dia hovotsoranao ho
afaka izy amy ny taona fahafito. 13
Ary raha hovotsoranao ho afaka
izy, dia tsy havelanao handeha
fotsiny; 14 fa hisy hampitondrai-
nao azy avy amy ny ondry aman-
osinao ary avy amy ny famoloanao
sy ny famiazanao: araka izay efa
nitahiany Jehovah Andriamanitrao
anao no hanomezanao azy. 15 Ary
tsarovy fa andevo tany amy ny tany
Egypta hianao, nefa Jehovah An-
driamanitrao efa nanavotra anao;
koa izany no andidiako anao izao
zavatra izao anio.
16 Kanefa raha hoy izy aminao:
Tsy hiala aminao aho, satria tsy
foiny hianao sy ny ankohonanao, ka
finaritra aminao izy, 17 dia halainao
ny haolo ka hotevehinao amy ny
varavarana ny sofiny, dia ho mpa-

nomponao mandrakizay izy. Ary toy izany koa no hataonao amy ny ankizivavinao.

18 Aza ataonao ho sarotra ny hamotsotra azy ho afaka, fa indroa toraka ny karaman' ny mpikarama no azonao tamy ny nanompoany anao enin-taona; dia hitahy anao Jehovah Andriamanitrao amin' izay rehetra ataonao.

*Ny ho fanao amy ny voalohan-teraky ny biby fiompy.*

19 NY lahy rehetra amy ny voalohan-teraky ny ombinao sy ny ondry aman-osinao dia hohamasininao ho any Jehovah Andriamanitrao; aza mampiasa ny voalohanteraky ny ombinao, na manety ny voalohan-teraky ny ondry amanosinao. 20 Eo anatrehany Jehovah Andriamanitrao no hihinananao sy ny ankohonanao azy isan-taona isan-taona eo amy ny fitoerana izay hofidiny Jehovah.

21 Fa raha misy kilemany izy: na mandringa, na jamba, na izay kilema ratsy hafa akory, dia aza vonoinao hatao fanatitra ho any Jehovah Andriamanitrao ireny. 22 Ao an-tanànanao hiany no hihinananao ireny; na ny olona maloto na ny madio dia samy mahazo mihinana azy, tahaka ny ahazoany mihinana ny gazela sy ny diera. 23 Kanefa ny rany no aza hanina, fa aidino amy ny tany toy ny rano.

*Ny amy ny andro firavoravoana telo, dia ny Paska sy ny Pentekosta ary ny Tabernakely.*

XVI. TANDREMO ny volana Abiba, ka ataovy ny Pasky Jehovah Andriamanitrao; fa tamy ny volana Abiba no nitondrany Jehovah Andriamanitrao anao nivoaka avy tany Egypta tamy ny alina. 2 Ary vonoy ny Pasky Jehovah Andriamanitrao, dia ondry aman-osy sy omby, eo amy ny tany izay hofidiny Jehovah hampitoerany ny anarany. 3 Aza ny mofo misy masirasira no haninao aminy; hafitoana no hihinananao mofo tsy misy masirasira, dia mofom-pahoriana—fa tampoka no nivoahanao avy tany amy ny tany Egypta—mba hotsarovanao amy ny andro rehetra hiainanao ny andro izay nivoahanao avy tany amy ny tany Egypta. 4 Ary aoka tsy hisy masirasira eo aminao ao anatin' ny fari-taninao rehetra hafitoana; ary aoka tsy hisy hitoetra miloaka alina ny henan' ny fanatitra izay novonoinao tamy ny harivan' ny andro voalohany.

5 Tsy hisy azonao hamonoana ny Paska ny tanànanao rehetra izay omeny Jehovah Andriamanitrao anao; 6 fa eo amy ny fitoerana izay hofidiny Jehovah Andriamanitrao hampitoerany ny anarany no hamononao azy rehefa hariva tokony ho maty masoandro, dia tahaka ilay nivoahanao avy tany Egypta. 7 Ary atsatsiho amy ny afo izy, ka hano eo amy ny tany izay hofidiny Jehovah Andriamanitrao; ary miverena nony maraina, ka modia any amy ny lainao. 8 Henemana no hihinananao mofo tsy misy masirasira; fa ny andro fahafito dia fara-fivoriana ho any Jehovah Andriamanitrao, ka tsy hanao raharaha hianao amin' izany.

9 Herinandro fito no hisainao ho anao: hatramy ny andro iandohan' ny fijinjam-bary no hanisanao azy. 10 Ary mitandrema andro firavoravoana manarakaraka ireo herinandro[1] ho any Jehovah Andriamanitrao, ka manatera fanati-tsitrapo, izay homenao araka izay itahiany Jehovah Andriamanitrao anao; 11 ary mifalia eo anatrehany Jehovah Andriamanitrao hianao sy ny zanakao-lahy sy ny zanakao-vavy ary ny ankizilahinao sy ny ankizivavinao ary ny Levita izay ao an-tanànanao mbamy ny vahiny sy

[1] *Dia ny Pentekosta.*

ny kamboty ary ny mpitondratena
izay eo aminao, dia eo amy ny tany
izay hofidiny Jehovah Andriamani-
trao hampitoerany ny anarany. 12
Ary tsarovy fa andevo tany Egypta
hianao; koa tandremo sy araho ireo
didy ireo.

13 Tandremo hafitoana ny andro
firavoravoana fitoerana amy ny trano
rantsan-kazo, rehefa nangoninao ny
avy amy ny famoloanao sy ny fa-
miazanao. 14 Ary mifalia amy ny
andro firavoravoanao hianao sy ny
zanakao-lahy sy ny zanakao-vavy sy
ny ankizilahinao sy ny ankizivavinao
ary ny Levita mbamy ny vahiny sy
ny kamboty ary ny mpitondratena
izay ao an-tanànanao. 15 Hafi-
toana no hitandremanao andro fira-
voravoana ho any Jehovah Andria-
manitrao eo amy ny tany izay hofi-
diny Jehovah, satria hitahy anao
Jehovah Andriamanitrao amy ny
vokatrao rehetra sy ny asan-tànanao
rehetra, ka dia hifaly tokoa hianao.

16 Intelo isan-kerintaona ny lehi-
lahy rehetra aminao no hiseho eo
anatrehany Jehovah Andriamani-
trao, eo amy ny tany izay hofidiny,
dia amy ny andro firavoravoana
fihinanana mofo tsy misy masirasira
sy ny andro firavoravoana manara-
karaka ireo herinandro[1] ary ny
andro firavoravoana fitoerana amy
ny trano rantsan-kazo. Ary aoka
tsy hisy hiseho foana tsy mitondra
fanatitra eo anatrehany Jehovah;
17 fa aoka samy hanatitra izay
zakany avy, araka ny fitahiany Je-
hovah Andriamanitrao, izay omeny
anao.

*Ny amy ny fitsarana sy ny fifidia-
nana mpanjaka.*

18 MIFIDIANA mpitsara sy
mpifehy ho anao ao an-
tanànanao rehetra, izay omeny Je-
hovah Andriamanitrao anao, araka
ny firenenao; dia hitsara ny olona
amy ny fitsarana marina ireo.

19 Aza manao fitsarana mianga-
tra, aza mizaha tavan' olona, ary
aza mandray kolikoly; fa ny koli-
koly mahajamba ny mason' ny
hendry ary mamadika ny tenin' ny
marina. 20 Ny marina dia marina
no harahinao, mba ho velona hianao
ka handova ny tany izay omeny
Jehovah Andriamanitrao anao.

21 Aza manangana hazo ho Ase-
raha ho anao eo anilan' ny alitarany
Jehovah Andriamanitrao, izay atao-
nao ho anao. 22 Ary aza manao
tsangam-baton-tsampy ho anao; fa
halany Jehovah Andriamanitrao
izany.

XVII. Aza vonoina hatao fanatitra
ho any Jehovah Andriama-
nitrao izay misy kilema maharatsy
azy, na omby na ondry na osy, fa
fahavetavetana eo imasony Jehovah
Andriamanitrao ny manao izany.

2 Raha misy hita ao aminao ao
an-tanànanao, izay omeny Jehovah
Andriamanitrao anao, na lehilahy
na vehivavy manao izay ratsy eo
imasony Jehovah Andriamanitrao
ka mivadika ny fanekeny 3 ka lasa
mandeha manompo andriamani-kafa
ary mivavaka aminy, na amy ny ma-
soandro, na amy ny volana, na amy
ny kintana, izay zavatra efa nandra-
rako azy, 4 ka voalaza aminao izany,
ary efa renao, dia diniho tsara, ka,
indro, raha nisy marina tokoa izany
zavatra izany, ka natao teo amy ny
Isiraely izany fahavetavetana izany:
5 dia avoahy ho eo am-bavahadinao
izay lehilahy na vehivavy efa nanao
izany zava-dratsy izany, ka torahy
vato ho faty.

6 Amy ny tenin' ny vavolombe-
lona roa na telo no hamonoana izay
tokony ho faty; fa ny tenin' ny
vavolombelona iray monja dia tsy
hahafaty azy. 7 Ny tànan' ny
vavolombelona no ho voalohany
hamono azy, dia vao ny tànan' ny
vahoaka rehetra; ka dia hofongora-
nao tsy ho eo aminao ny fanao ratsy.

---

[1] *Dia ny Pentekosta.*

8 Raha misy teny sarotra loatra
amy ny fitsarana ka tsy efanao, na
ny amy ny mahafaty aina, na ny
ady, na ny vonoana, izay iadiana ao
an-tanànanao, dia miaingà hianao,
ka miakara any amy ny tany izay
hofidiny Jehovah Andriamanitrao,
9 ary mankanesa amin' ireo Levita
mpisorona sy amy ny anankiray
izay mpitsara amin' izany andro
izany, ka manontania, dia hambara-
ny aminao ny teny fitsarana. 10
Ary araho ny teny izay hambarany
aminao eo amy ny tany izay hofidiny
Jehovah, ka mitandrema hanao araka
izay rehetra hatorony anao. 11
Araka ny lalàna izay hatorony anao
sy araka ny fitsarana izay holazainy
aminao no hataonao; aza mivily
miala amy ny teny izay hambarany
aminao, na ho amy ny ankavanana,
na ho amy ny ankavia. 12 Fa ny
olona izay miavonavona ka tsy mi-
haino ny mpisorona izay mitsangana
hanao fanompoam-pivavahana eo ana-
trehany Jehovah Andriamanitrao,
na ny mpitsara, dia aoka ho faty
izany olona izany; ka dia hofongo-
ranao tsy ho eo amy ny Isiraely ny
fanao ratsy. 13 Ary ny vahoaka
rehetra handre, dia hatahotra ka tsy
hiavonavona intsony.

14 Rehefa tonga any amy ny
tany izay omeny Jehovah Andria-
manitrao anao hianao ka mandova
azy sy monina eo ary manao hoe:
Hanangana mpanjaka ho ahy aho,
mba ho tahaka ny firenena rehetra
izay manodidina ahy, 15 dia izay
hofidiny Jehovah Andriamanitrao
hiany no hatsanganao ho mpanjaka-
nao: anankiray amy ny rahalahinao
no hatsanganao ho mpanjakanao, fa
tsy mahazo mifidy olona hafa fire-
nena izay tsy avy amy ny rahala-
hinao hianao.

16 Kanefa aoka tsy hanana soa-
valy maro izy, na hampiverina ny
olona ho any Egypta mba hahazoany
soavaly maro, satria hoy Jehovah
taminareo: Aza miverina amin'
izany làlana izany intsony. 17 Ary
aoka tsy hampirafy maro izy, fan-
drao hivily ny fony; ary aoka tsy
hamory volafotsy na volamena be
ho azy izy.

18 Ary rehefa mipetraka eo am-
bonin' ny sezam-panjakany izy, dia
aoka hadikany ho azy amy ny boky
izao lalàna izao ka hataony araka
ilay tehirizin' ireo Levita mpisorona.
19 Ary ho ao aminy izany ka hova-
kiny amy ny andro rehetra hiainany,
mba hianarany hatahotra any Jeho-
vah Andriamaniny ka hitandrina
ny teny rehetra amin' izao lalàna
izao sy ireto didy ireto hankatoa-
vany azy, 20 mba tsy hiavonavonan'
ny fony amy ny rahalahiny, ary
mba tsy hiviliany hiala amy ny
lalàna, na ho amy ny ankavanana,
na ho amy ny ankavia, mba ho maro
andro amy ny fanjakany eo amy ny
Isiraely izy sy ny taranany.

*Ny amy ny ho anjaran' ny mpisorona sy ny Levita.*

XVIII. NY Levita mpisorona, dia
ny fireneny Levy re-
hetra, tsy mba hanana anjara na
lova eo amy ny Isiraely; ny fana-
titra atao amy ny afo ho any Jeho-
vah sy ny anjarany Jehovah no ho
fihinany. 2 Fa tsy hanan-dova eo
amy ny rahalahiny izy; Jehovah
no lovany, araka izay nolazainy
taminy.

3 Ary izao no ho anjaran' ny
mpisorona avy amy ny olona, dia
avy amin' izay mamono zavatra
hatao fanatitra, na omby, na ondry,
na osy: dia homeny ho any ny mpi-
sorona ny sorony sy ny takolany
roa ary ny vavoniny; 4 ary ny
voaloham-bokatry ny varinao koa
sy ny ranom-boalobokao sy ny diloi-
lonao ary ny voalohan' ny volon'
ondrinao no homenao azy. 5 Fa
izy sy ny taranany no nofidiny Je-
hovah Andriamanitrao tamy ny
firenenao rehetra hitsangana hanao
fanompoam-pivavahana mandraki-
zay amy ny anarany Jehovah.

6 Ary raha misy Levita miala

amy ny tanànanao anankiray, izay
nivahiniany, amy ny Isiraely rehe-
tra, ka mandeha araka ny fanirian'
ny fony ho any amy ny tany izay
hofidiny Jehovah, 7 ka manao fanom-
poam-pivavahana amy ny anarany
Jehovah Andriamaniny, tahaka ny
Levita rahalahiny rehetra, izay mi-
tsangana eo anatrehany Jehovah, 8
dia anjara mitovy amy ny an' ireo
hiany no ho fihinany, na dia misy
aza izay vìdin' ny azony tamin-
drainy.

*Ny amy ny mpaminany.*

9 REHEFA tonga any amy ny
tany izay omeny Jehovah
Andriamanitrao anao hianao, dia
aza mianatra hanao araka ny faha-
vetavetana ataon' ireo firenena ireo.
10 Aoka tsy hisy eo aminao izay
mampandeha ny zanani-lahy na ny
zanani-vavy hamaky ny afo, na
mpanao fankatovana, na mpanan-
dro, na mpanao sikidy, na mpanana
ody, 11 na manao ho masimbava,
na mpanadina amy ny manao
azy hotsindrian-javatra, na mpanao
hatsarana, na mpanontany amy ny
maty. 12 Fa fahavetavetana eo
imasony Jehovah izay rehetra manao
izany zavatra izany, ary izany faha-
vetavetana izany no androahany
Jehovah Andriamanitrao azy eo
anoloanao. 13 Aoka ho tanteraka
aminy Jehovah Andriamanitrao hia-
nao. 14 Fa ireo firenena izay efa
horoahinao ireo dia mihaino ny
mpanandro sy ny mpanao fankato-
vana; fa hianao kosa tsy navelany
Jehovah Andriamanitrao hanao
izany.

15 Mpaminany avy eo aminao,
dia avy amy ny rahalahinao, tahaka
ahy, no hatsangany Jehovah Andria-
manitrao ho anao; izy no hohenoi-
nareo; 16 araka izay rehetra nan-
gatahinao taminy Jehovah Andria-
manitrao tao Horeba tamy ny andro
nivoriana hoe: Aoka tsy hihaino
ny feony Jehovah Andriamanitro
intsony aho, ary aoka tsy hahita
izany afo lehibe izany intsony aho,
fandrao maty. 17 Dia hoy Jehovah
tamiko: Tsara ny teny izay nolazai-
ny. 18 Mpaminany no hatsangako
ho azy avy amy ny rahalahiny,
tahaka anao, ka hataoko ao am-
bavany ny teniko, ary holazainy
aminy izay rehetra handidiako azy.
19 Ary izay rehetra tsy mihaino ny
teniko, izay holazainy amy ny ana-
rako, dia Izaho no hitsara azy.

20 Fa ny mpaminany izay sahy
hilaza teny amy ny anarako, nefa
tsy nasaiko nolazainy, na izay mi-
teny amy ny anaran' andriamani-
kafa, dia hatao maty.

21 Ary raha hoy hianao anakam-
po: Hataontsika ahoana no faha-
fantatra ny teny izay tsy nolazainy
Jehovah? 22 Raha miteny amy ny
anarany Jehovah ny mpaminany,
ka tsy efa ny zavatra, na tsy tante-
raka, dia teny izay tsy nolazainy
Jehovah izany; tamy ny fahasahi-
sahiana no nilazan' ny mpaminany
izany, koa aza matahotra azy.

*Ny amy ny tanàna handosiran' izay mahafaty olona tsy nahy.*

XIX. REHEFA aringany Jehovah
Andriamanitrao ny fire-
nen-tsamihafa, izay tompon' ny tany
omeny Jehovah Andriamanitrao
anao, ary mandresy azy hianao ka
monina ao an-tanànany sy ao an-
tranony, 2 dia manokàna tanàna telo
ho anao eo afovoan' ny taninao, izay
omeny Jehovah Andriamanitrao
anao holovana. 3 Amboary ny
làlana, ka zarao ho telo toko ny
taninao, izay omeny Jehovah An-
driamanitrao holovanao, mba hando-
siran' ny mahafaty olona rehetra ao.

4 Ary ny mahafaty olona izay
hovelomina, raha mandositra ao, dia
ny mahafaty ny namany tsy nahy
ka tsy nankahala azy teo aloha—5
toy ny olona izay miaraka amy ny
namany ho any an-ala hikapa hazo,
koa manainga ny famaky hikapa ny
hazo ny tànany, dia mitsoaka amy
ny zarany ny lela-famaky, ary ma-

havoa ny namany ka mahafaty azy
—dia aoka handositra ao amy ny
anankiray amin' ireo tanàna ireo
izy ka hovelomina; 6 fandrao ha-
nenjika ny nahafaty olona ny mpa-
maly ra, raha mbola mirehitra ny
fony, ka hahatratra azy, noho ny
halavitry ny alehany, dia hahafaty
azy izy; nefa tsy tokony ho faty
izy, satria tsy nankahala ny namany
teo aloha.
7 Koa izany no andidiako anao
hoe: Manokàna tanàna telo ho anao.
8 Ary raha hitariny Jehovah An-
driamanitrao ny fari-taninao, araka
izay nianianany tamy ny razanao,
ka homeny anao ny tany rehetra
izay nolazainy homena ny razanao
9 (raha hitandrina hianao ka hana-
raka izao lalàna rehetra izao, izay
andidiako anao anio, ka ho tia any
Jehovah Andriamanitrao ary han-
deha mandrakariva amy ny làlany),
dia hampianao tanàna telo koa ireny
telo ireny; 10 mba tsy hisy ra
marina alatsaka eo amy ny taninao,
izay omeny Jehovah Andriamani-
trao anao ho lovanao, ka tsy ho
meloka amy ny ra hianao.
11 Fa raha misy olona manka-
hala ny namany ka manotrika azy,
ary mitsangana ka mamely maha-
faty azy, ary mandositra ho ao amy
ny anankiray amin' ireo tanàna
ireo, 12 ny loholona amy ny tanà-
nany dia haniraka haka azy ao, dia
hanolotra azy eo an-tànan' ny mpa-
maly ra, mba hovonoiny ho faty izy.
13 Tsy hiantra azy ny masonao; fa
hesorinao tsy ho eo amy ny Isiraely
ny *heloka* ny amy ny ra marina,
mba hahita soa hianao.

*Ny amy ny tsi-famindrana fari-tany, sy ny amy ny vavolombelona.*

14 AZA mamindra ny fari-tanin'
ny namanao, izay efa vitan'
ny razana teo amy ny zara-taninao,
izay azonao eo amy ny tany izay
omeny Jehovah Andriamanitrao
anao holovanao.
15 Raha vavolombelona iray
monja, dia aoka tsy hitsangana hiam-
panga olona ny amin' izay heloka
na ota nataony na inona na inona;
fa amy ny tenin' ny vavolombelona
roa na telo no hanorenana mafy ny
teny.
16 Raha misy vavolombelona
mampidi-doza mitsangana hiampanga
olona ho nanao ratsy,[1] 17 dia hitsan-
gana eo anatrehany Jehovah izy roa
lahy izay miady, dia eo anatrehan'
ny mpisorona sy ny mpitsara amin'
izany andro izany; 18 ary raha
hadinin' ny mpitsara mafy izy ka
hitany fa vavolombelona mandainga,
fa miampanga lainga ny namany,
19 dia araka izay nokasainy hatao
amy ny namany no hataonareo
aminy; ka dia hofongoranao tsy ho
eo aminao ny fanao ratsy. 20 Ary
ny olona sisa dia handre izany ka
hatahotra ary tsy hanao araka izany
ratsy izany eo aminao intsony. 21
Dia tsy hiantra azy ny masonao; fa
aina no hataonao solon' ny aina,
maso solon' ny maso, nify solon' ny
nify, tànana solon' ny tànana, tongo-
tra solon' ny tongotra.

*Ny amy ny miaramila sy ny tafika.*

XX. RAHA mivoaka hanafika ny
fahavalonao hianao ka
mahita soavaly sy kalesy ary olona
maro noho hianao, dia aza matahotra
azy; fa Jehovah Andriamanitrao
kosa, Izay nitondra anao niakatra
avy tany amy ny tany Egypta, no
momba anao.
2 Ary rehefa hanafika hianareo,
dia hanatona ny mpisorona ka hiteny
amy ny olona hoe: 3 Mihainoa, ry
Isiraely ô, fa efa hanafika ny faha-
valonareo hianareo anio; koa aza
ketraka ny fonareo ary aza mata-
hotra, na mikorapaka foana, na man-
gorohoro noho ny tahotra azy; 4 fa
Jehovah Andriamanitrareo no miara-

---

[1] *Na:* ho niodina.

mandeha aminareo hiady ho anareo
amy ny fahavalonareo mba hamonjy
anareo.
5 Dia hiteny amy ny olona ireo
mpifehy azy ka hanao hoe: Iza no
olona izay efa nanao trano vaovao,
nefa tsy mbola nitokanany? Aoka
handeha hiverina any an-tranony
izy, fandrao maty any amy ny ady,
ka olon-kafa no hitokana ny tranony.
6 Ary iza no olona izay efa nanao
tanimboaloboka, nefa tsy mbola ni-
hinana ny vokatra? Aoka handeha
hiverina any an-tranony izy, fandrao
maty any amy ny ady, ka olon-kafa
no hihinana ny vokatra. 7 Ary iza no
olona izay efa nifofo vady, nefa tsy
mbola nampakatra azy? Aoka han-
deha hiverina any an-tranony izy,
fandrao maty any amy ny ady, ka
olon-kafa no hampakatra ny vadiny.
8 Ary mbola hiteny amy ny olona
hiany ny mpifehy azy ka hanao hoe:
Iza no olona izay matahotra ka
osa fo? Aoka handeha hiverina any
an-tranony izy, fandrao ho ketraka
tahaka ny fony koa ny fon' ny
rahalahiny.
9 Ary rehefa vitan' ny mpifehy
vahoaka ny teny ataony amy ny
olona, dia hasiany mpifehy ny miara-
mila hitarika azy.
10 Raha mby akaikin' izay tanàna
hiadiana hianao, dia milazà fihava-
nana aminy. 11 Ary raha fihava-
nana no avaliny anao, ka mampan-
droso anao izy, dia hampanaovinao
fanompoana ny olona rehetra ao, ka
hanompo anao izy.
12 Fa raha tsy mety manao fiha-
vanana aminao kosa izy, fa te-hiady
aminao, dia ataovy fahirano izy.
13 Ary rehefa atolotry Jehovah
Andriamanitrao eo an-tànanao izy,
dia hovonoinao amy ny lelan-tsabatra
ny lehilahy rehetra ao. 14 Fa ny
babo rehetra ao, dia ny zaza amim-
behivavy sy ny biby fiompy ary izay
rehetra ao an-tanàna, dia ho entinao
ho anao; ary hohaninao ny babo
azo tamy ny fahavalonao, izay omeny
Jehovah Andriamanitrao anao.
15 Toy izany no hataonao amy
ny tanàna rehetra izay lavitra anao
indrindra ka tsy tanànan' ireto fire-
nena ireto. 16 Fa ny tanànan' ireto
firenena ireto kosa, izay omeny Je-
hovah Andriamanitrao ho lovanao,
dia aza asiana miangana izay olona
rehetra ao. 17 Fa aringano [1] tokoa
ireo, dia ny Hetita sy ny Amorita
sy ny Kananita sy ny Perizita sy
ny Hivita ary ny Jebosita, araka
izay nandidiany Jehovah Andriama-
nitrao anao,—18 mba tsy hampiana-
rany anareo hanao araka ny faha-
vetavetany rehetra izay nataony
tamin' ireo andriamaniny, ka tsy
hanotanareo aminy Jehovah Andria-
manitrareo.
19 Raha hataonao fahirano ela ny
tanàna izay tafihinao halaina, dia
aza simbana kapaina amy ny famaky
ny hazo eo; fa hisy hohaninao amin'
ireo, koa aza kapaina, fa olona va
ny hazo any an-tsaha, no hataonao
fahirano? 20 Kanefa ny hazo izay
fantatrao fa tsy fihinam-boa dia
kapao hiany, ka ataovy mànda
hamelezana ny tanàna izay miady
aminao mandra-paharesiny.

*Ny amy ny fanesoran-keloka, raha misy faty hita, nefa tsy fantatra izay nahafaty azy.*

XXI. RAHA tàhiny misy maty
novonoin' olona hita
miampatra any an-tsaha amy ny tany
izay omeny Jehovah Andriamanitrao
anao holovana, ary tsy fantatra izay
nahafaty azy, 2 dia hivoaka ny loho-
lonao sy ny mpitsaranao ka horefe-
siny hatreo amy ny faty ka hatramin'
izay tanàna manodidina azy. 3 Ary
ny loholona amy ny tanàna izay
akaikin' ny faty indrindra dia haka
ombivavy kely izay tsy mbola nam-
piasaina na nasiana zioga hitarihany.
4 Ary ilay ombivavy kely dia ho
entin' ny loholona amin' izany tanàna

[1] *Heb.* ataovy herema.

izany midina any amin' izay loha-
saha tsy voasa na voafafy sady misy
renirano tsy mety ritra, dia hofola-
hiny any an-dohasaha ny vozony.
5 Ary ireo mpisorona, taranaky
Levy, dia hanatona, fa izy no nofi-
diny Jehovah Andriamanitrao hanao
fanompoam-pivavahana aminy sy
hitso-drano amy ny anarany Jeho-
vah; koa araka ny teniny no hane-
fana ny ady rehetra sy ny vonoana
rehetra; 6 ary ny loholona rehetra
amin' izany tanàna akaikin' ny faty
izany dia hanasa ny tànany eo
ambònin' ilay ombivavy kely izay
efa voafolaka tany an-dohasaha ny
vozony; 7 dia hiloa-bava ireo ka
hanao hoe: Tsy ny tànanay no
nandatsaka ity ra ity, sady tsy na-
hita izany ny masonay. 8 Jehovah
ô, mamelà ny heloky ny Isiraely
olonao izay navotanao, ka aza atao
ho heloky ny Isiraely olonao ny ra
marina! Dia ho afa-keloka ny
amin' izany ra izany izy. 9 Ka
dia hesorinao ho afaka aminao ny ra
marina, raha hanao izay mahitsy eo
imasony Jehovah hianao.

*Ny amy ny vehivavy babo hovadin' izay nahazo azy.*

10 RAHA mivoaka hanafika ny
fahavalonao hianao, ary
atolotry Jehovah Andriamanitrao
eo an-tànanao izy ka voababonao, 11
ary misy vehivavy tsara tarehy
hitanao eo amy ny babo ka tianao
hovadina, 12 dia ento ho ao an-
tranonao izy, ka asaovy haratany
ny lohany sy alàny ny hohony, 13
ary asaovy esoriny koa ny fitafiany
tamy ny nahababo azy, dia aoka
hitoetra ao an-tranonao andro iray
volana izy hitomany ny ray aman-
dreniny; ary rehefa afaka izany,
dia vao mahazo mandry aminy hia-
nao ka ho tompom-bady azy, ary ho
vadinao izy. 14 Fa raha tsy tianao
intsony ravehivavy, dia alefaso han-
deha araka izay sitrapony izy; fa
aza mivarotra azy hatao vola aman-
karena na manandevo azy, satria
efa nampietry azy hianao.

*Ny amy ny lovan' ny lahimatoa.*

15 RAHA misy lehilahy mampi-
rafy, ka ny anankiray
tiany, fa ny anankiray kosa tsy
tiany, ary samy miteraka zaza aminy
izy roa vavy, na ny tiany na ny tsy
tiany, ary zanak' ilay tsy tiany no
lahimatoa: 16 amy ny andro handi-
diany fananana ho any ny zanani-
lahy dia tsy azo hatao lahimatoa ny
zanaky ny tiany, raha mbola eo
hiany ny zanaky ny tsy tiany, izay
tena lahimatoany; 17 fa ny lahima-
toa, zanak' ilay tsy tiany hiany,
no hekeny ka homeny anjaran-droa
amin' izay rehetra ananany; fa
voalohan' ainy izy, ka azy ny
fizokiana.

*Ny fanao amy ny zanaka maditra tsy zaka anarina.*

18 RAHA misy olona manana
zanakalahy maditra sy ma-
nohitra ka tsy mety mihaino ny
feon' ny rainy, na ny feon' ny reniny,
ka tsy zakany anarina, 19 dia ho-
samborin' ny rainy sy ny reniny izy
ka ho entiny amy ny loholona amy
ny tanànany, eo amy ny vavahadin'
ny tanàna onenany, 20 dia hiteny
amy ny loholona amy ny tanànany
izy mivady hoe: Ity zanakay ity dia
maditra sy manohitra ka tsy mihaino
ny feonay, fa mpandany sy fileony.
21 Dia hitora-bato azy ho faty ny
mponina rehetra ao an-tanànany;
ka dia hofongoranao tsy ho eo ami-
nao ny fanao ratsy; ary ny Isiraely
rehetra dia handre izany ka hata-
hotra.

*Ny amy ny fandevenana ny fatin' ny meloka izay efa nahantona tamy ny hazo.*

22 ARY raha misy olona manao
fahotana izay tokony haha-
faty azy ka atao maty ary ahantona
amy ny hazo, 23 dia tsy havela
hiloaka alina eo amy ny hazo ny

fatiny, fa tsy maintsy halevinao an-
drotriny hiany izy (fa voaozon' An-
driamanitra ny mihantona *amy ny
hazo*); koa aza lotoina ny taninao,
izay omeny Jehovah Andriamanitrao
anao ho lovanao.

*Didy samihafa ny amy ny fitiavana ny namana, sy ny tsi-fampifamadihana ny fomban-javatra.*

XXII. RAHA hitanao mania ny
omby na ondrin' ny
rahalahinao, dia aza atao tsy ho
raharahanao izany, fa avereno any
amy ny rahalahinao mihitsy izany.
2 Ary raha tsy akaiky anao, na tsy
fantatrao, ny rahalahinao, dia ento
mody any aminao ilay nania, ary
aoka hitoetra aminao mandra-pitadin'
ny rahalahinao azy, dia haverinao
any aminy. 3 Ary toy izany koa
no hataonao amy ny borikiny, na ny
fitafiany, na ny zavatry ny rahalahi-
nao, na inona na inona izay very ka
hitanao; fa aza atao tsy ho rahara-
hanao izany.
4 Ary raha hitanao ny borikin'
ny rahalahinao, na ny ombiny,
potraka any an-dàlana, dia aza atao
tsy ho raharahanao izany; fa manam-
pia ny rahalahinao hanarina azy.
5 Aoka ny vehivavy tsy hitafy
ny fitafian-dehilahy; ary aoka ny
lehilahy tsy hitafy ny fitafiam-behi-
vavy; fa fahavetavetana eo imasony
Jehovah Andriamanitrao izay rehe-
tra manao izany.
6 Raha sendra mahita akanim-
borona eo anoloanao eny an-dàlana
hianao, na amy ny hazo, na amy ny
tany, na misy efa foy, na mbola
atodiny, ary ny reniny manomba
ny efa foy, na mikotrika ny atodiny,
dia aza maka ny reniny mbamy ny
zanany. 7 Alefaso mihitsy ny reni-
ny, fa ny zanany hiany no alao ho
anao,—mba hahita soa hianao ka ho
maro andro.
8 Raha manao trano vaovao hia-
nao, dia asio aro-fanina ny tampony,
fandrao hisy olona hianjera eny, ka
hahatonga *heloka ny amy* ny ra ho
ao an-tranonao hianao.
9 Aza fafazana voan-javatra roa
karazana mifangaroharo ny taninao,
fandrao samy ho lasa ho sazy[1] ny
vokatry ny voan-javatra nafafinao
sy ny vokatry ny tanimboalobokao.
10 Aza mampikambana omby sy
boriky hiasa tany. 11 Aza mitafy
lamba volon' ondry sy rongony
mifamahofaho.
12 Asio somotraviaviny ny zorony
efatra amy ny lambanao izay ita-
fianao.

*Didy ny amy ny fanamasinana ny fanambadiana.*

13 RAHA misy lehilahy mam-
paka-bady ary mandry ami-
ny, ka tsy tiany indray ravehivavy,
14 dia haratsiny sy alàny baraka
ka ataony hoe: Efa nampakatra ity
vehivavy ity aho, nefa raha nandry
taminy, dia tsy hitako ny famanta-
rana azy ho virijina: 15 dia halain'
ny ray aman-drenin-drazazavavy ny
famantarana azy ho virijina ka ho
entiny ho eo amy ny loholona amy
ny tanàna eo am-bavahady. 16 Dia
hiteny amy ny loholona ny rain-
drazazavavy hoe: Ny zanako-vavy
nomeko ho vadin' io lehilahy io,
kanefa tsy tiany indray izy; 17 ary
indro fa efa noharatsiny izy ka
nataony hoe: Tsy hitako ny faman-
tarana ny zanakao-vavy ho virijina;
kanefa indreto ny famantarana ny
zanako-vavy ho virijina. Dia ha-
melatra ny lamba eo anatrehan' ny
loholona amy ny tanàna izy mivady.
18 Ary halain' ny loholona amy ny
tanàna izany lehilahy izany ka hofai-
zany. 19 Dia hosaziny sekely vola-
fotsy zato koa izy, ka homeny ny
rain-drazazavavy izany, satria na-
hafa-baraka ny virijina anankiray
tamy ny Isiraely ralehilahy; nefa
dia ho vadiny hiany razazavavy ka
tsy azony hisaorana amy ny andro

[1] *Heb.* tonga zava-masina.

rehetra hiainany. 20 Fa raha ma-
rina kosa izany lazainy izany, ka
tsy hita ny famantarana an-draza-
zavavy ho virijina, 21 dia ho entiny
mivoaka ho eo anoloan' ny vara-
varan' ny tranon-drainy razazavavy
ka hotorahan' ny mponina amy ny
tanànany vato ho faty, satria nanao
izay fady indrindra teo amy ny
Isiraely izy ka nijangajanga tao an-
tranon-drainy; ka dia hofongoranao
tsy ho eo aminao ny fanao ratsy.
22 Raha misy lehilahy azo man-
dry amim-behivavy vadin' olona, dia
samy hatao maty izy roroa, na rale-
hilahy izay nandry tamin-dravehi-
vavy, na ravehivavy koa; ka dia
hofongoranao tsy ho eo amy ny
Isiraely ny fanao ratsy.
23 Raha misy zazavavy virijina
voafofo ho vadin' olona, ary misy
lehilahy mahita azy eo an-tanàna
ka mandry aminy, 24 dia ho enti-
nareo mivoaka ho eo amy ny vava-
hadin' izany tanàna izany izy roroa
ka hotorahanareo vato ho faty:
razazavavy moa, satria tsy niantso,
nefa tao an-tanàna hiany; ary rale-
hilahy koa, satria nandry tamy ny
vadin' ny namany; ka dia hofongo-
ranao tsy ho eo aminao ny fanao
ratsy.
25 Fa raha any an-tsaha kosa no
ahitan-dralehilahy an-drazazavavy
voafofo ho vadin' olona, ary misa-
vika azy ralehilahy ka mandry ami-
ny, dia ralehilahy izay nandry taminy
hiany no hatao maty. 26 Fa rave-
hivavy dia tsy hasianao na inona na
inona; fa tsy misy ota tokony haha-
faty azy; fa tahaka ny olona mi-
tsangana hamely ny namany ka
mahafaty azy *no hevitr'* izany zava-
tra izany. 27 Fa tany an-tsaha no
nahitany azy; ary niantso hiany
razazavavy voafofo ho vadin' olona,
nefa tsy nisy hamonjy azy.
28 Raha misy lehilahy mahita
zazavavy virijina, izay tsy voafofo
ho vadin' olona, ka misavika azy
sady mandry aminy, koa hita izy
roroa, 29 dia hanome sekely vola-
fotsy dimam-polo ho any ny rain-
drazazavavy ralehilahy izay nandry
taminy; ary hovadiny izy, satria
efa nosavihiny sady nandriany; ary
tsy azony hisaorana izy amy ny
andro rehetra hiainany.
XXIII. Tsy mahazo maka ny vadin-
drainy ny olona, na mandry
amin' izay nandrian-drainy.

*Didy maro samihafa.*

2 TSY mahazo miditra amy ny
fiangonany Jehovah izay
torotoro vihina, na izay voatapaka
ny filahiany.
3 Ny zazasary[1] tsy mahazo mi-
ditra amy ny fiangonany Jehovah:
na dia hatramy ny taranany faha-
folo mandimby aza dia tsy hahazo
miditra amy ny fiangonany Jehovah.
4 Ny Amonita sy ny Moabita
tsy mahazo miditra amy ny fian-
gonany Jehovah: na dia hatramy
ny taranany fahafolo mandimby aza
dia tsy hahazo miditra amy ny fian-
gonany Jehovah hatramy ny man-
drakizay ireny, 5 satria tsy nitsena
hanina sy rano anareo teny an-dà-
lana izy, raha nivoaka avy tany
Egypta hianareo, ary satria nanam-
by any Balama, zanaky Beora, avy
any Petora any Mesopotamia, hano-
zona anao izy. 6 Kanefa Jehovah
Andriamanitrao tsy nety nihaino
any Balama, fa nampody ny fanozo-
nana ho fitahiana anao Izy noho ny
fitiavany anao. 7 Aza mitady izay
hiadanany na izay hahasoa azy amy
ny andronao rehetra mandrakizay.
8 Aza atao ho fahavetavetana ny
Edomita, fa rahalahinao izy, na ny
Egyptiana, fa efa mba vahiny tany
amy ny taniny hianao. 9 Ny za-
fiafin' ireo dia hahazo miditra amy
ny fiangonany Jehovah.
10 Raha mivoaka hiady amy ny
fahavalonao ny tafikao, dia mifadia
ny ratsy rehetra. 11 Raha misy

[1] *Na:* zanaka tamy ny olom-pady.

olona eo aminao, izay tsy madio
noho izay nanjo azy tamy ny alina,
dia hivoaka eny ivelan' ny toby izy,
fa tsy hiditra ao anatiny. 12 Fa
rehefa hariva, dia aoka handro amy
ny rano izy; ary nony tokony ho
maty masoandro, dia mahazo mive-
rina eo amy ny toby indray izy.
13 Ary aoka hisy tany voafaritrao
any ivelan' ny toby ho fivoahanao;
14 ary mitondrà fàntaka miaraka
amy ny fiadianao, ka raha hipetraka
eny ivelany hianao, dia mihadia
lavaka amy ny fàntaka, ka totofy
ny fivalananao. 15 Fa Jehovah
Andriamanitrao mandeha eo afo-
voan' ny tobinao hamonjy anao sy
hanolotra ny fahavalonao eo ano-
loanao; ka dia ho masina ny tobi-
nao, mba tsy hahita zavatra maloto
eo aminao Izy ka tsy hiala aminao.

16 Aza atolotrao amy ny tom-
pony intsony ny andevo izay man-
dositra mamonjy tena ho eo aminao.
17 Eo aminao no hitoerany, dia eo
amy ny tanàna izay tiany sy izay
sitraky ny fony; fa aza mampahory
azy.

18 Aoka tsy hisy zanakavavy na
zanakalahin' ny Isiraely hanolo-tena
hijangajanga ho fanompoan-tsampy.
19 Aza mitondra ny tangin' ny
vehivavy janga, na ny karaman'
alika, ho ao an-tranony Jehovah
Andriamanitrao, hanefana voady;
fa fahavetavetana eo imasony Jeho-
vah Andriamanitrao ireo zavatra
roa ireo.

20 Aza mampanàna zavatra amy
ny rahalahinao, na vola, na hanina,
na zavatra hafa mety hampananaina.
21 Ny olona hafa firenena hiany no
hampananananao zavatra; fa ny raha-
lahinao kosa dia tsy hampananananao;
mba hotahiny Jehovah Andriamani-
trao hianao amin' izay rehetra
ataon' ny tànananao eo amy ny tany,
izay efa hidiranao holovana.

22 Raha mivoady aminy Jehovah
Andriamanitrao hianao, dia aza ela
fanefa; fa hadininy Jehovah An-
driamanitrao aminao tokoa izany ka
ho fahotana aminao. 23 Fa raha
tsy mivoady hianao, dia tsy faho-
tana aminao izany. 24 Izay aloaky
ny vavanao dia tandremo hotantera-
hinao, araka ny sitraponao nivoa-
dianao taminy Jehovah hiany, dia
izay nolazain' ny vavanao.

25 Raha mankany amy ny tanim-
boaloboky ny namanao hianao, dia
mahazo manaram-po mihinam-boalo-
boka hahavoky anao; fa aza miton-
dra mody.

26 Raha mankany amy ny tanim-
barin' ny namanao hianao, dia ma-
hazo mioty salohim-bary ny tàna-
nao; fa aza jinjanao antsy ny varin'
ny namanao.

*Didy samihafa ny amy ny fisaoram-
bady sy ny tsi-fanaovana izay
hampahory ny sasany.*

XXIV. RAHA misy lehilahy ma-
ka vady ka mampa-
katra azy, ary tsy tiany intsony
ravehivavy noho ny ahitany faha-
lotoana eo aminy, dia aoka hano-
ratra taratasy fisaoram-bady ho an-
dravehivavy izy ary hanolotra izany
eo an-tànany ka hampiala azy ao
an-tranony. 2 Ary rehefa miala
ao an-tranony ravehivavy, dia ma-
hazo mandeha ka manambady olon-
kafa. 3 Ary raha tsy tia an-drave-
hivavy ilay vao manambady azy ka
manoratra taratasy fisaoram-bady
koa ary manolotra izany eo an-
tànany ka mampiala azy ao an-
tranony, na maty ilay nanambady
azy taoriana: 4 ilay nanambady azy
taloha ka nisaotra azy dia tsy ma-
hazo manambady azy intsony, re-
hefa voaloto izy; fa fahavetavetana
eo imasony Jehovah izany; ary aza
mampiditra heloka amy ny tany,
izay omeny Jehovah Andriamanitrao
ho lovanao.

5 Raha misy lehilahy vao nam-
paka-bady, dia tsy handeha hianta-
fika izy, ary tsy hampanaovina
fanompoana akory, fa havela hitoe-
tra ao an-tranony herintaona ka

hampifaly ny vadiny izay vao
nampakariny.
6 Aza misy olona maka ny fikoso-
ham-bary ho tsatòka, na ny vatony
ambony aza; fa maka aina ho
tsatòka izany.
7 Raha misy olona hita manga-
latra ny anankiray amy ny Zanak'
Isiraely rahalahiny ka manandevo
azy, dia hatao maty izany mpanga-
latra izany; ka dia hofongoranao
tsy ho eo aminao ny fanao ratsy.
8 Mitandrema ny amy ny habo-
kana, ka araho tsara izay rehetra
hatoron' ireo Levita mpisorona ana-
reo; araka izay nandidiako azy no
hotandremanareo harahina. 9 Tsa-
rovy izay nataony Jehovah Andria-
manitrao taminy Miriama teny an-
dàlana tamy ny nandehananareo avy
tany Egypta.
10 Raha mampisambo-javatra ny
namanao hianao, dia aza miditra ao
an-tranony handray ny antoka
aminy. 11 Mijanòna eo ala-trano,
ary ny lehilahy izay nampisambori-
nao no hamoaka ny antoka ho ami-
nao eo ala-trano. 12 Ary raha
malahelo ralehilahy, dia aza tananao
miloaka alina ny antoka, 13 fa tsy
maintsy haverinao aminy mihitsy,
rehefa tokony ho maty masoandro,
mba hirakofany ny lambany, ka
hisaorany anao; dia ho fahamari-
nana ho anao eo anatrehany Jehovah
Andriamanitrao izany.
14 Aza manao fitondrana sarotra
amy ny mpikarama izay mahantra
sy malahelo, na rahalahinao, na va-
hiny ao amy ny taninao sy ao an-
tanànanao. 15 Fa andro anaovany
hiany no hanomezanao azy ny kara-
many, raha mbola tsy milentika
ny masoandro, fa malahelo izy, ka
izany no irin' ny fony; fandrao hi-
taraina aminy Jehovah noho ny
nataonao izy, dia ho fahotana aminao
izany.
16 Ny ray tsy hatao maty amy
ny ataon' ny zanany, ary ny zanaka
tsy hatao maty amy ny ataon'
ny rainy; fa samy hatao maty
amy ny fahotany avy hiany ny
olona.
17 Aza manao fitsarana minga-
tra amy ny vahiny sy ny kamboty;
ary aza maka ny fitafian' ny mpiton-
dratena ho tsatòka. 18 Fa tsarovy
fa andevo tany Egypta hianao, ary
Jehovah Andriamanitrao efa nana-
votra anao ho afaka tany; koa izany
no andidiako anao hanao izany za-
vatra izany.
19 Raha mijinja ny varinao any
an-tsaha hianao, ka misy amboara
hadinonao any, dia aza miverina
haka azy; fa aoka ho any ny vahiny
sy ny kamboty ary ny mpitondra-
tena izany; mba hotahiny Jehovah
Andriamanitrao hianao amy ny asa
rehetra ataon' ny tànanao.
20 Raha manintsana ny hazo
olivanao hianao, dia aza miverina
hitsimpona izay sisa; fa aoka ho
any ny vahiny sy ny kamboty ary
ny mpitondratena izany. 21 Raha
mioty ny voalobokao hianao, dia aza
miverina hitsimpona izay sisa; fa
aoka ho any ny vahiny sy ny kam-
boty ary ny mpitondratena izany.
22 Ary tsarovy fa andevo tany amy
ny tany Egypta hianao; koa izany
no andidiako anao hanao izany
zavatra izany.

*Ny amy ny kapoka hatao amin' izay meloka, sy ny fitondran-doloha ny vadin-drahalahy, ary ny tsy hanaovana varo-dratsy.*

XXV. RAHA misy olona manana
ady ka mankeo amy ny
fitsarana ary tsarain' ny mpitsara,
dia aoka hohamarininy izay marina
ary hohelohiny kosa izay meloka. 2
Ary raha tokony hokapohina ny
meloka, dia aoka hampandrin' ny
mpitsara izy ka hokapohina eo ana-
trehany, ary hatao araka ny helony
no isan' ny kapoka hatao aminy. 3
Hatramy ny efa-polo no kapoka azo
hatao aminy, fa tsy hatao mihoatra;
fandrao raha mihoatra noho izany,
dia ho toy ny tsinontsinona eo ima-
sonao ny rahalahinao.

4 Aza manakombona ny vavan'
ny omby mively vary.
5 Raha misy mpirahalahy miara-
monina, ary maty momba ny anan-
kiray, dia aoka tsy hanambady va-
hiny any ivelany ny vadin' ny maty;
fa ny rahalahin' ny vadiny hiany no
aoka hanambady azy ka hitondra
loloha azy. 6 Ary ny lahimatoa
izay haterany dia hitondra ny ana-
ran' ilay rahalahy izay efa maty,
mba tsy ho faty maso eo amy ny
Isiraely izy. 7 Ary raha tsy sitra-
dralehilahy ny hitondra loloha ny
vadin-drahalahiny, dia aoka hankeo
amy ny vavahady ho eo amy ny
loholona ravehivavy ka hanao hoe:
Ny rahalahin' ny vadiko tsy mety
mamelo-maso ny rahalahiny, fa tsy
mety mitondra loloha ahy. 8 Dia
hantsoin' ny loholona amy ny tanàna
ralehilahy ka hadininy; ary raha
mikiry izy ka manao hoe: Tsy
sitrako ny hanambady azy, 9 dia
hanatona azy eo anatrehan' ny loho-
lona ny vadin-drahalahiny ka hanala
ny kapa amy ny tongo-dralehilahy,
dia handrora amy ny tavany ka
hiteny hoe: Toy izany no hatao
amin' izay olona tsy mety mamelo-
maso ny rahalahiny. 10 Ary ny
anaran-dralehilahy dia hatao eo amy
ny Isiraely hoe: Fianakavian' ilay
nalan-kapa.
11 Raha misy olona miady, ary
ny vadin' ny anankiray manatona
hamonjy ny vadiny amy ny tànan'
izay mamely azy, ary maninjitra ny
tànany ka mandray azy an-kasaro-
tana, 12 dia hotapahinao ny tànany;
tsy hiantra azy ny masonao.
13 Aoka tsy hisy vato mahery sy
reraka ao an-kitaponao. 14 Aoka
tsy hisy famarana mihoatra sy
latsaka ao an-tranonao. 15 Vato
feno lanja sady marina ary famarana
tonga ohatra sady marina no aoka
hotananao, mba ho maro andro
hianao any amy ny tany izay omeny
Jehovah Andriamanitrao anao. 16
Fa fahavetavetana eo imasony Je-
hovah Andriamanitrao izay rehetra
manao izany zavatra izany, dia izay
rehetra manao ny tsy marina.

*Ny amy ny handringanana ny Amalekita.*

17 TSAROVY izay nataon' ny
Amalekita taminao teny
an-dàlana tamy ny nandehananareo
avy tany Egypta, 18 dia ny nitse-
nany anao teny an-dàlana sy ny
namelezany ny vodi-làlanao, dia izay
rehetra tsy afaka teo aorianao, raha
reraka sy sasatra hianao; fa tsy
natahotra an' Andriamanitra izy.
19 Ary rehefa omeny Jehovah An-
driamanitrao fitsaharana amy ny
fahavalonao rehetra manodidina hia-
nao any amy ny tany izay omeny
Jehovah Andriamanitrao anao ho
lovanao, dia hovonoinao ny fahatsia-
rovana ny Amalekita tsy ho eo
ambanin' ny lanitra intsony: aza
hadinoinao izany.

*Ny fisaorana ho fanao raha manatitra ny fahafolon-karena, ary izay tokony hatao aminy.*

XXVI. ARY rehefa tonga ao amy
ny tany izay omeny
Jehovah Andriamanitrao ho lovanao
hianao ka mandova azy ary monina
ao, 2 dia analao ny voaloham-boka-
tra rehetra amy ny tany, izay alainao
avy amy ny taninao, izay omeny
Jehovah Andriamanitrao anao, ka
ataovy an-karona; ary mankanesa
ho any amy ny tany izay hofidiny
Jehovah Andriamanitrao hampitoe-
rany ny anarany; 3 dia mankanesa
amy ny mpisorona amin' izany andro
izany, ka lazao aminy hoe: Manam-
bara aminy Jehovah Andriamanitrao
aho anio fa tonga eto amy ny tany
izay nianianany Jehovah tamy ny
razantsika homeny antsika. 4 Dia
horaisin' ny mpisorona eny an-
tànanao ny harona ka hapetrany eo
anoloan' ny alitarany Jehovah
Andriamanitrao.
5 Dia hiteny eo anatrehany Je-
hovah Andriamanitrao hianao ka

hanao hoe: Syriana [1] mpanjenjena [2]
no raiko, ka nidina tany Egypta
izy, dia nivahiny tany mbamy ny
olom-bitsy; ary tany izy no tonga
firenena lehibe sy mahery sady maro
isa. 6 Ary nanao ratsy tamintsika
ny Egyptiana ka nampahory antsika
sy nampanao antsika fanompoana
mafy. 7 Dia nitaraina taminy Je-
hovah, Andriamanitry ny razan-
tsika, isika, ka nihaino ny feontsika
Izy ary nijery ny alahelontsika sy
ny asantsika ary ny fahoriantsika;
8 ary tànana mahery sy sandry na-
hinjitra sy fampahatahorana lehibe
sy famantarana ary fahagagana no
nitondrany Jehovah antsika nivoaka
avy tany Egypta, 9 dia nitondra
antsika niditra teto amin' ity tany
ity Izy ka nanome antsika ity tany
ity, dia tany tondra-dronono sy tan-
tely. 10 Ary ankehitriny, Jehovah
ô, indro, efa nentiko ny voaloham-
bokatra amy ny tany izay nomenao
ahy.

Dia avelao eo anatrehany Jehovah Andriamanitrao ny zavatra, ary mivavaha eo anatrehany Jehovah
Andriamanitrao. 11 Ary mifalia
amy ny soa rehetra izay nomeny
Jehovah Andriamanitrao anao sy
ny ankohonanao hianao sy ny Levita
mbamy ny vahiny eo aminao.

12 Rehefa voangonao ny faha-
folon-karena rehetra avy amy ny
vokatrao amy ny taona fahatelo,
izay taona fanangonana ny faha-
folon-karena, dia omeo ny Levita sy
ny vahiny sy ny kamboty ary ny
mpitondratena izany, mba hohaniny
ao an-tanànanao, ka ho voky izy, 13
ary dia lazao eo anatrehany Jehovah
Andriamanitrao hoe: Efa navoa-
kako avokoa ny zava-masina tao
an-tranoko ka nomeko ny Levita sy
ny vahiny sy ny kamboty ary ny
mpitondratena, araka ny lalànao
rehetra izay nandidianao ahy; tsy
nandika ny didinao aho na nanadino
azy. 14 Tsy nisy nohaniko teo
amy ny fisaonako, na nentiko nivoa-
ka teo amy ny fahalotoako, na na-
taoko fahan-kanina noho ny maty;
fa efa nihaino ny feony Jehovah
Andriamanitro aho ka nanao araka
izay rehetra nandidianao ahy. 15
Tsinjovy ao amy ny fonenanao
masina any an-danitra, ka tahio ny
Isiraely olonao sy ny tany izay
nomenao anay araka izay niania-
nanao tamy ny razanay, dia tany
tondra-dronono sy tantely.

*Teny farany hampahazoto ny Isiraely hatoky ny fahasoavany Jehovah sy hanaraka Azy.*

16 ANIO no andidiany Jehovah
Andriamanitrao anao hana-
raka ireo didy sy fitsipika ireo; koa
tandremo sy araho amy ny fonao
rehetra sy ny fanahinao rehetra ireo.
17 Efa nampiteny any Jehovah hia-
nao andro any fa ho Andriamanitrao
Izy, ka handeha amy ny làlany sy
hitandrina ny lalàny sy ny didiny
ary ny fitsipiny hianao ary hihaino
ny feony. 18 Ary Jehovah kosa
efa nampiteny anao andro any fa
firenena rakitra soa ho Azy hianao,
araka izay nolazainy taminao, mba
hitandremanao ny didiny rehetra 19
sy hanandratany anao ho ambonin'
ny firenena rehetra izay nataony, ho
fiderana sy ho anarana ary ho voni-
nahitra; ary mba ho firenena masina
ho any Jehovah Andriamanitrao
hianao, araka izay nolazainy.

*Ny amy ny hanaovana tsangam-bato hanoratana ny lalàna, sy ny hanaovana ny tso-drano sy ny fanozonana ao an-tendrombohitra Gerizima sy Ebala.*

XXVII. ARY Mosesy sy ny loho-
lon' ny Isiraely dia
nandidy ny vahoaka ka nanao hoe:
Tandremo ny lalàna rehetra izay
andidiako anao anio. 2 Ary amy
ny andro izay hitànareo any Jordana
ho any amy ny tany izay omeny

[1] *Heb.* Aramiana. [2] *Na:* saiky very.

Jehovah Andriamanitrao anao, dia manangàna vato lehibe ho anao, ka lalory sokay; 3 dia soraty eo aminy ny teny rehetra amin' ity lalàna ity, rehefa tafita hianao mba hiditra ao amy ny tany izay omeny Jehovah Andriamanitrao anao, dia tany tondra-dronono sy tantely, araka izay nolazainy Jehovah, Andriamanitry ny razanao, taminao.

4 Ary rehefa tafita any Jordana
hianareo, dia atsangano ao an-tendrombohitra Ebala ireo vato ireo, izay nandidiako anareo andro any,
ka lalory sokay. 5 Ary manorena
alitara ao ho any Jehovah Andriamanitrao; vato no hataonao alitara,
nefa aza pehim-by izy. 6 Vato tsy
voapaika no hataonao alitarany Jehovah Andriamanitrao; ka manatera fanatitra odorana eo amboniny
ho any Jehovah Andriamanitrao. 7
Ary manatera koa fanati-pihavanana, ka mihinàna eo sy mifalia eo anatrehany Jehovah Andriamanitrao.
8 Ary soraty amin' ireo vato
ireo ny teny rehetra amin' ity lalàna ity, ka ataovy velona tsara ny soratra.

9 Dia niteny tamy ny Isiraely rehetra Mosesy sy ireo Levita mpisorona ka nanao hoe: Mangìna, ka mihainoa, ry Isiraely ô: Andro any no efa tonga fireneny Jehovah Andriamanitrao hianao.
10 Koa henoy
ny feony Jehovah Andriamanitrao, ary araho ny didiny sy ny lalàny, izay andidiako anao anio.

11 Dia nandidy ny vahoaka tamin' izany andro izany Mosesy ka nanao
hoe:
12 Ireto no hijanona eo antendrombohitra Gerizima hitso-drano ny vahoaka, rehefa tafita any Jordana hianareo: dia ny Simeona sy ny Levy sy ny Joda sy ny Isakara
sy ny Josefa ary ny Benjamina.
13
Ary ireto kosa no hijanona eo antendrombohitra Ebala hanozona: dia ny Robena sy ny Gada sy ny Asera sy ny Zebolona sy ny Dana
ary ny Naftaly.
14 Dia hiteny
ny Levita ka hanao amy ny Isiraely rehetra amy ny feo mahery hoe:

15 Hozonina ny olona izay manao sarin-javatra voasokitra na sarin-javatra an-idina, izay fahavetavetana eo imasony Jehovah, asan' ny tànan' ny mahay tao-zavatra, ka mametraka azy ao amy ny takona. Dia hamaly ny vahoaka rehetra ka hanao hoe: Amena.

16 Hozonina izay manao tsinontsinona ny rainy na ny reniny. Ary ny vahoaka rehetra hanao hoe: Amena.

17 Hozonina izay mamindra ny fari-tanin' ny namany. Ary ny vahoaka rehetra hanao hoe: Amena.

18 Hozonina izay mampivily làlana ny jamba. Ary ny vahoaka rehetra hanao hoe: Amena.

19 Hozonina izay manao fitsarana miangatra amy ny vahiny sy ny kamboty ary ny mpitondratena. Ary ny vahoaka rehetra hanao hoe: Amena.

20 Hozonina izay mandry amy ny vadin-drainy, fa mandry amin' izay nandrian-drainy izy. Ary ny vahoaka rehetra hanao hoe: Amena.

21 Hozonina izay mandry amy ny biby. Ary ny vahoaka rehetra hanao hoe: Amena.

22 Hozonina izay mandry amy ny anabaviny, dia ny zanakavavindrainy, na ny zanakavavin-dreniny. Ary ny vahoaka rehetra hanao hoe: Amena.

23 Hozonina izay mandry amy ny rafozani-vavy. Ary ny vahoaka rehetra hanao hoe: Amena.

24 Hozonina izay mamely ny namany ao amy ny takona. Ary ny vahoaka rehetra hanao hoe: Amena.

25 Hozonina izay mandray kolikoly hahafaty olo-marina. Ary ny vahoaka rehetra hanao hoe: Amena.

26 Hozonina izay tsy mankatò ny tenin' ity lalàna ity. Ary ny vahoaka rehetra hanao hoe: Amena.

*Ny soa izay ho valin' ny fanarahana*
*any Jehovah, ary ny loza izay*
*hanjo ny miala aminy kosa.*

XXVIII. RAHA mihaino tsara
ny feony Jehovah
Andriamanitrao hianao ka mitan-
drina hanaraka ny didiny rehetra,
izay andidiako anao anio, dia hasan-
dratry Jehovah Andriamanitrao ho
ambonin' ny firenena rehetra amy
ny tany hianao; 2 ary ho tonga
aminao sy ho azonao izao fitahiana
rehetra izao, raha mihaino ny feony
Jehovah Andriamanitrao hianao :—
3 Hotahina hianao ao an-tanàna,
ary hotahina hianao any an-tsaha.
4 Hotahina ny ateraky ny kibo-
nao sy ny vokatry ny taninao ary
ny ateraky ny biby fiompinao, dia
ny ateraky ny ombinao sy ny ateraky
ny ondry aman-osinao.
5 Hotahina ny haronao sy ny
vilia fanaova-mofonao.
6 Hotahina hianao, raha miditra;
ary hotahina hianao, raha mivoaka.
7 Hatolotry Jehovah ho resy eo
anoloanao ny fahavalonao, izay mi-
tsangana hiady aminao, ka làlana
iray no hivoahany hanatona anao,
fa làlana fito kosa no handosirany
hiala eo anoloanao.
8 Handidy ny fitahiany ho aminao
Jehovah amy ny fitoeram-barinao
sy izay rehetra ataon' ny tànanao,
ka hitahy anao Izy any amy ny
tany izay omeny Jehovah Andria-
manitrao anao.
9 Hanandratra anao ho firenena
masina ho Azy Jehovah, araka izay
nianianany taminao, raha mitandrina
ny didiny Jehovah Andriamanitrao
hianao ka mandeha amy ny làlany.
10 Dia ho hitan' ny firenena rehetra
ambonin' ny tany fa ny anarany
Jehovah no antsoina aminao, dia
hatahotra anao izy.
11 Ary hataony Jehovah manana
amby ampy izay hahasoa anao, dia
ny ateraky ny kibonao sy ny ate-
raky ny biby fiompinao ary ny
vokatry ny taninao, any amy ny
tany izay nianianany Jehovah tamy
ny razanao homena anao. 12 Hovo-
hany Jehovah ho anao ny lanitra,
tranony fitehirizan-tsoa, handatsa-
hany ranonorana amy ny taninao
amy ny fotoany sy hitahiany ny
asan' ny tànanao rehetra.
Ary hampisambotra ny firenena
maro hianao, fa hianao kosa tsy
hisambotra. 13 Dia hataony Je-
hovah ho lohany hianao, fa tsy ho
rambony; ary ho ambony tokoa
hianao, fa tsy ho ambany, raha
mihaino ny didiny Jehovah Andria-
manitrao, izay andidiako anao anio,
ka mitandrina sy manaraka azy.
14 Ary aza miala amy ny teny re-
hetra izay andidiako anao anio, na
ho amy ny ankavanana, na ho amy
ny ankavia, hanaraka andriamani-
kafa ka hanompo azy.
15 Fa raha tsy mihaino ny feony
Jehovah Andriamanitrao kosa hia-
nao ka tsy mitandrina hanaraka ny
didiny rehetra sy ny lalàny, izay
andidiako anao anio, dia ho tonga
aminao sy hahatratra anao izao fano-
zonana rehetra izao :—
16 Hozonina hianao ao an-tanàna,
ary hozonina hianao any an-tsaha.
17 Hozonina ny haronao sy ny
vilia fanaova-mofonao.
18 Hozonina ny ateraky ny kibo-
nao sy ny vokatry ny taninao ary
ny ateraky ny ombinao sy ny
ateraky ny ondry aman-osinao.
19 Hozonina hianao, raha midi-
tra; ary hozonina hianao, raha
mivoaka.
20 Hampandehaniny Jehovah
aminao ny ozona, dia horohoro sy
fampitahorana, amin' izay rehetra
ataon' ny tànanao, mandra-paharin-
ganao sy mandra-pahalaninao fain-
gana noho ny faharatsian' ny natao-
nao tamy ny nahafoizanao Ahy. 21
Hampiraiketiny Jehovah aminao ny
areti-mandringana, mandra-panda-
niny anao tsy ho eo amy ny tany
izay efa hidiranao holovana. 22
Ary areti-mahasahozanina sy tazo
mahamay sy fahamaizana sy hafa-

nana mangotraka sy andro mihan-
tona [1] sy vary main' ny rivotra na
maty fotsy no hamelezany Jehovah
anao; dia hanenjika anao ireny
mandra-pahalany ritranao. 23 Ary
ho varahina ny lanitra eo am-
bonin' ny lohanao, ary ho vy ny
tany eo ambaninao. 24 Hataony
Jehovah vovoka sy jofo ny ranono-
rana amy ny taninao; avy any an-
danitra no hidinan' izany aminao
mandra-paharinganao.

25 Hatolotry Jehovah ho resy eo
anoloan' ny fahavalonao hianao, ka
làlana iray no hivoahanao hiady
aminy, fa làlana fito kosa no han-
dosiranao hiala eo anoloany; dia ho
mpanjenjena any amy ny fanjakana
rehetra [2] ambonin' ny tany hianao.
26 Ary ny fatinao hohanin' ny voro-
manidina rehetra sy ny bibi-dia, ka
tsy hisy hanaitaitra azy.

27 Hameliny Jehovah anao ny
vainy Egypta sy ny tomboka sy ny
hatina ary ny hazaka (izay tsy
azom-panafody); 28 ary hameliny
Jehovah anao koa ny fahadalana sy
ny fahajambana ary ny fahaverezan-
kevitra. 29 Dia hitsapatsapa hia-
nao na dia amy ny mitataovovonana
aza tahaka ny fitsapatsapan' ny
jamba ao amy ny aizim-pito ka tsy
ho tonga amin' izay halehanao; dia
hampahorin' ny sasany sy hobaboiny
mandrakariva hianao, fa tsy hisy
hamonjy. 30 Hifofo vady hianao,
fa olon-kafa no handry aminy; ha-
nao trano hianao, fa tsy hitoetra
ao; hanao tanimboaloboka hianao,
fa tsy hihinana ny vokatra. 31 Ny
ombinao hovonoina eo imasonao, fa
tsy hihinana ny henany hianao.
Ny borikinao halaina an-keriny eo
anatrehanao ka tsy haverina aminao.
Ny ondry aman-osinao homena ho
any ny fahavalonao, nefa tsy hanan-
kamonjy hianao. 32 Ny zanakao-
lahy sy ny zanakao-vavy homena ho
any ny firenena hafa, ary hijery ny
masonao ka ho pahina manontolo
andro noho ny alahelonao azy, nefa
tsy hahefa na inona na inona ny
tànanao. 33 Ny vokatry ny tani-
nao sy izay rehetra efa nisasaranao
dia hohanin' ny firenena izay tsy
fantatrao; ary hanaovan' ny sasany
an-keriny sy hotorotoroiny mandra-
kariva hianao. 34 Dia ho very
saina hianao noho ny zavatra izay
ho hitan' ny masonao. 35 Hame-
liny Jehovah anao ny vay ratsy,
izay tsy azom-panafody, dia amy ny
lohalikao sy ny tongotrao, hatramy
ny faladianao ka hatramy ny tam-
pon-dohanao.

36 Ho entiny Jehovah ho any amy
ny firenena izay tsy fantatrao na ny
razanao hianao sy ny mpanjakanao,
izay hatsanganao hanjaka aminao;
ary any no hanompoanao andria-
mani-kafa, dia vato aman-kazo. 37
Dia ho figagana sy ohabolana ary
ho ambentinteny hianao any amy
ny firenena rehetra izay hitondrany
Jehovah anao.

38 Voan-javatra betsaka no ho
entinao hambolena any an-tsaha, fa
kely kosa no hangoninao, satria ho
lanin' ny valala ireny. 39 Hanao
tanimboaloboka hianao ka hiasa azy,
nefa tsy hisotro divay na hioty voa-
loboka hianao, satria ho lanin' ny
fositra ireny. 40 Hanana hazo
oliva amy ny taninao rehetra hianao,
nefa tsy hihosotra diloilo; fa hihin-
tsana ny olivanao. 41 Hiteraka
zazalahy sy zazavavy hianao, nefa
tsy ho anao ireny, fa ho lasan-ko
babo. 42 Ny hazonao sy ny voka-
try ny taninao rehetra dia ho lanin'
ny valala. 43 Ny vahiny eo ami-
nao hisandratra ho ambony dia am-
bony noho hianao, fa hianao kosa
hietry ho ambany dia ambany. 44
Izy hampisambotra anao, fa hianao
kosa tsy hampisambotra azy; izy
ho lohany, fa hianao ho rambony.

45 Dia ho tonga aminao ireo
ozona rehetra ireo ka hanenjika
anao sy hahatratra anao mandra-

[1] *Na:* sabatra. [2] *Na:* ho fampangovitana ny fanjakana rehetra.

paharinganao, satria tsy nihaino ny
feony Jehovah Andriamanitrao hia-
nao hitandremanao ny didiny sy ny
lalàny, izay nandidiany anao. 46
Ary ho famantarana sy fahagagana
aminao sy ny taranakao mandrakizay
izany, 47 satria tsy nanompo any Je-
hovah Andriamanitrao tamy ny faha-
faliana sy ny faharavoam-po hianao
noho ny habetsahan' ny zavatra rehe-
tra. 48 Ary amy ny fahanoanana sy
ny hetaheta sy ny fitanjahana ary ny
tsi-fananana na inona na inona no
hanompoanao ny fahavalonao izay
hampandehaniny Jehovah hiady
aminao; dia hanisy zioga vy amy
ny vozonao ireny mandra-pandrin-
gany anao.
49 Ho entiny Jehovah hiady ami-
nao izay firenena avy lavitra, dia ny
avy amy ny faran' ny tany—tahaka
ny fanidin' ny voromahery *no fiha-
viny*, sady firenena izay tsy ho fan-
tatrao ny fiteniny, 50 firenena ma-
siaka endrika, izay tsy hanaja ny
antitra, na hiantra ny tanora—51
dia hohaniny ny ateraky ny ombinao
sy ny vokatry ny taninao mandra-
paharinganao; ka tsy hisy havelany
ho anao, na vary, na ranom-boalo-
boka, na diloilo, na ny ateraky ny
ombinao, na ny ateraky ny ondry
aman-osinao, mandra-pandringany
anao. 52 Dia hataony fahirano
any amy ny tanànanao rehetra
hianao mandra-pandravany ny màn-
danao avo sy mafy, izay itokianao,
eran' ny taninao rehetra; eny, ha-
taony fahirano hianao any amy ny
tanànanao rehetra eran' ny taninao
rehetra, izay omeny Jehovah An-
driamanitrao anao. 53 Ary eo amy
ny fahirano sy ny fanerena, izay
haneren' ny fahavalonao anao, dia
ny ateraky ny kibonao no hohaninao,
dia ny nofon' ny zanakao-lahy sy ny
zanakao-vavy, izay omeny Jehovah
Andriamanitrao anao. 54 Ny lehi-
lahy malemilemy sy mihantahanta
indrindra eo aminao dia ho ratsy
fijery ny rahalahiny sy ny vadiny
andefimandry ary ny zanany sisa,
55 ka tsy hisy amin' ireo hanome-
zany ny nofon' ny zanany izay
haniny, fandrao tsy hisy intsony ho
azy amy ny fahirano sy ny fanerena,
izay haneren' ny fahavalonao anao
any amy ny tanànanao rehetra. 56
Ny vehivavy malemilemy sy mihan-
tahanta eo aminao, izay tsy mbola
nanandrana nandia tany noho ny
fihantahantany sy ny fahalemileme-
ny, dia ho ratsy fijery ny vadiny an-
defimandry sy ny zanani-lahy ary ny
zanani-vavy 57 noho ny ahitra izay
mivoaka avy aminy sy ny zanany
vao teraka; fa hihinana izany man-
gingina izy noho ny tsi-fisian-javatra
amy ny fahirano sy ny fanerena,
izay haneren' ny fahavalonao anao
any amy ny tanànanao.
58 Raha tsy tandremanao ny
hanaraka ny teny rehetra amin' ity
lalàna ity, izay voasoratra eto amin'
ity boky ity, hatahoranao izao ana-
rana efa nankalazaina sady mahata-
hotra izao hoe: JEHOVAH ANDRIA-
MANITRAO, 59 dia hataony Jehovah
mahagaga ny kapoka hataony ami-
nao sy ny zanakao, dia kapoka mafy
sady maharitra ela ary faharariana
mafy sady maharitra ela. 60 Dia
haveriny aminao indray ny aretiny
Egypta rehetra, izay natahoranao,
ka hiraikitra aminao ireny. 61 Ary
ny faharariana rehetra sy ny kapoka
rehetra koa, izay tsy voasoratra
amy ny bokin' ity lalàna ity aza,
dia ho entiny Jehovah mamely anao
mandra-paharinganao. 62 Ary olo-
na vitsy no ho sisa aminareo hisolo
izao fahamaroanareo toy ny kintana
eny amy ny lanitra izao, satria tsy
nihaino ny feony Jehovah Andria-
manitrao hianao.
63 Ary araka izay nifaliany Je-
hovah taminareo hahasoa sy haha-
maro anareo, dia araka izany kosa
no hifaliany Jehovah handringana
sy handrava anareo; dia hofongo-
rana hianareo tsy ho eo amy ny
tany, izay efa hidiranao holovana.
64 Dia haeliny Jehovah any amy
ny firenena rehetra hatramy ny

faran' ny tany hianao; ary any no
hanompoanao andriamani-kafa vato
aman-kazo, izay tsy fantatrao na ny
razanao. 65 Ary any amin' ireo
firenena ireo dia tsy hisy hiainanao,
na hitsaharan' ny faladianao; fa
any no hanomezany Jehovah anao
fo miemponempona sy maso pahina
ary fahakiviam-panahy. 66 Ary
ny ainao hihevingevina eo anatre-
hanao; dia hatahotra andro aman-
alina hianao ka tsy hanampo izay
ho velona. 67 Nony maraina ny
andro, dia hanao hoe hianao: Ma-
lakia hariva! ary nony hariva ny
andro, dia hanao hoe hianao: Ma-
lakia maraina! noho ny tahotry ny
fonao izay hatahoranao, sy noho ny
zavatra izay ho hitan' ny masonao.

68 Ary hianao ho entiny Jehovah
an-tsambo hiverina any Egypta
amin' ilay làlana efa nolazaiko tami-
nao hoe: Tsy hahita izany intsony
hianao; dia hivaro-tena ho andevo-
lahy sy ho andevovavy any amy ny
fahavalonareo hianareo, nefa tsy
hisy mpividy.

*Filazana ny fanekeny Jehovah tamy ny Isiraely, sy fananarana azy, andrao misy mandika izany fanekena izany.*

69 IZAO no tenin' ny fanekena
izay nandidiany Jehovah any
Mosesy hatao amy ny Zanak' Isi-
raely tany amy ny tany Moaba,
afa-tsy ilay fanekena nataony taminy
tao Horeba.

XXIX. Dia niantso ny Isiraely re-
hetra Mosesy ka nanao ta-
miny hoe: Hianareo efa nahita izay
rehetra nataony Jehovah teo imaso-
nareo tany amy ny tany Egypta
taminy Farao sy ny mpanompony
rehetra ary ny taniny rehetra, 2 dia
ny fizahan-toetra lehibe, izay efa
hitan' ny masonao, dia ireny faman-
tarana sy fahagagana lehibe ireny.
3 Nefa tsy nomeny Jehovah fo
hahalala sy maso hahita ary sofina
handre hianareo mandraka andro
any. 4 Dia nitondra anareo tany
an-efitra efa-polo taona aho; tsy
rovitra teny aminareo ny fitafiana-
reo, ary tsy rovitra teo amy ny ton-
gotrao ny kapanao. 5 Tsy mofo no
fihinanareo, ary tsy divay na toaka
no fisotronareo, mba ho fantatrareo
fa Izaho no Jehovah Andriamani-
trareo.

6 Ary nony tonga tamin' ity tany
ity hianareo, dia nivoaka Sihona,
mpanjakany Hesbona, sy Oga, mpan-
jakany Basana, hiady amintsika, dia
resintsika izy roa lahy. 7 Ary na-
laintsika ny taniny ka nomentsika
ho zara-tanin' ny Robenita sy ny
Gadita ary ny antsasaky ny fireneny
Manase.

8 Dia tandremo ny tenin' izao
fanekena izao, ka araho, mba hambi-
nina hianareo amin' izay rehetra
ataonareo.

9 Hianareo rehetra miseho eto
anatrehany Jehovah Andriamani-
trareo anio—dia ny lehibenareo sy
ny firenenareo, ny lohan' ny firene-
nareo sy ny mpifehy anareo ary ny
lehilahy rehetra amy ny Isiraely, 10
ny zanakareo madinika koa sy ny
vadinareo ary ny vahiny eo amy ny
tobinareo mbamy ny mpikapa hazo-
nao sy ny mpantsaka ranonao—11
hidiranao amy ny fanekeny Jehovah
Andriamanitrao sy ny fianianana,
izay ataony Jehovah Andriamanitrao
aminao anio, 12 hanandratany anao
ho fireneny, ary mba ho Andriama-
nitrao Izy, araka izay nolazainy
taminao sy araka izay nianianany
tamy ny razanao, dia Abrahama
sy Isaka ary Jakoba.

13 Ary tsy aminareo hiany no
anaovako izao fanekena sy fianianana
izao, 14 fa amin' izay eto amintsika
anio eto anatrehany Jehovah An-
driamanitsika sy amin' izay tsy eto
amintsika anio koa; 15 fa fantatra-
reo izay nitoerantsika tany amy ny
tany Egypta sy izay nandehanan-
tsika namaky ny tanin' ny jentilisa;
16 ary efa hitanareo ny fahaveta-
vetany sy ny sampiny hazo sy vato
sy volafotsy ary volamena, izay teo

aminy; 17 fandrao hisy lehilahy,
na vehivavy, na mpianakavy, na
firenena eo aminareo, izay manana
fo mivily anio, ka miala aminy
Jehovah Andriamanitsika, handeha-
nany hanompo ny andriamanitr'
ireny firenena ireny; fandrao hisy
faka eo aminareo izay miteraka
zava-mangidy sady mahafaty; 18
ary raha ren' izany olona izany ny
tenin' ity fanozonana ity, dia hiara-
haba tena ao am-pony izy ka hanao
hoe: Hanam-piadanana aho, fa ha-
naraka ny ditry ny foko,—han-
dringanana ny leony mbamy ny
mangetaheta.[1] 19 Ary Jehovah dia
tsy hety hamela ny helony, fa hane-
troka amin' izany lehilahy izany ny
fahatezerany Jehovah sy ny faha-
saro-piarony, ary hitoetra aminy ny
fanozonana rehetra izay voasoratra
amin' ity boky ity, ka hovonoiny
Jehovah tsy ho eo ambanin' ny
lanitra ny anarany. 20 Dia hosara-
hiny Jehovah amy ny fireneny
Isiraely rehetra ho amy ny loza izy,
araka ny fanozonana rehetra amy
ny fanekena izay voasoratra amin'
ity bokin' ny lalàna ity.

21 Ary hiteny ny taranaka any
aoriana, dia ny zanakareo izay
hitsangana handimby anareo, sy ny
vahiny avy amy ny tany lavitra,
raha mahita ny kapoka natao tamin'
ity tany ity sy ny fahararianana izay
nampaharariany Jehovah azy—22
fa ho solifara sy sira ary fahamai-
zana ny tany rehetra eo: tsy hofa-
fazana izy, na hanirian-javatra, sady
tsy hisy ahitra akory hitrebona ao,
tahaka ny nandravana any Sodoma
sy Gomora sy Adma ary Zeboima,
izay noravany Jehovah tamy ny
fahavinirany sy ny fahatezerany—
23 dia hiteny ny firenena rehetra
hoe: Nahoana Jehovah no dia nanao
toy izany tamin' ity tany ity? Inona
no hevitry ny firehetan' izao fahate-
zerana lehibe izao? 24 Dia hiteny
ny vahoaka ka hanao hoe: Satria
izy nahafoy ny fanekeny Jehovah,
Andriamanitry ny razany, izay na-
taony taminy fony Izy nitondra azy
nivoaka avy tany amy ny tany
Egypta. 25 Fa nandeha izy ka
nanompo andriamani-kafa sady nian-
kohoka teo anatrehany, dia andria-
manitra izay tsy fantany sady tsy
nomena azy; 26 dia nirehitra tamin'
ity tany ity ny fahatezerany Jeho-
vah, ka nataony tonga taminy avo-
koa ny fanozonana rehetra izay
voasoratra eto amin' ity boky ity;
27 ary fahavinirana sy fahatezerana
ary fahatezerana mirehitra no nan-
droahany Jehovah azy tsy ho eo
amy ny taniny sy nampandehanany
azy ho any amy ny tany hafa, tahaka
ny amin' izao anio izao.

28 Any Jehovah Andriamanitsika
ny zava-miafina; fa antsika sy ny
zanatsika mandrakizay kosa ny
zavatra ambara, hankatoavantsika
ny teny rehetra amin' ity lalàna
ity.

XXX. Ary rehefa tonga aminao
izany zavatra rehetra izany,
dia ny fitahiana sy ny fanozonana
izay nataoko teo anoloanao, ary
mahatsiaro izany ao am-ponao any
amy ny firenena rehetra izay androa-
hany Jehovah Andriamanitrao anao
hianao, 2 ka miverina aminy Jeho-
vah Andriamanitrao sy mihaino ny
feony amy ny fonao rehetra sy ny
fanahinao rehetra, araka izay rehetra
andidiako anao sy ny zanakao anio,
3 dia hampodiny Jehovah Andria-
manitrao avy amy ny fahababoanao
hianao, ary hamindra fo aminao Izy
ka hanangona anao indray avy any
amy ny firenena rehetra izay nam-
pielezany Jehovah Andriamanitrao
anao. 4 Raha misy aminao voaroa-
ka any amy ny faravodilanitra, dia
avy any no hanangonany Jehovah
Andriamanitrao anao, ary avy any
indray no hanalany anao. 5 Dia
hampidiriny Jehovah Andriamani-
trao ao amy ny tany izay nolovan'

[1] *Na:* hanampiana fahamamoana amy ny hetaheta.

ny razanao hianao, ka holovanao
izany; ary hanisy soa anao Izy sy
hahamaro anao mihoatra noho ny
razanao. 6 Dia hoforany Jehovah
Andriamanitrao ny fonao sy ny fon'
ny taranakao hitiavanao any Jeho-
vah Andriamanitrao amy ny fonao
rehetra sy ny fanahinao rehetra,
mba ho velona hianao. 7 Ary ha-
taony Jehovah Andriamanitrao amy
ny fahavalonao sy ny mankahala
anao izay nanenjika anao ireny
fanozonana rehetra ireny. 8 Dia
hihaino ny feony Jehovah indray
hianao ka hanaraka ny didiny rehe-
tra, izay andidiako anao anio. 9
Ary hataony Jehovah Andriamani-
trao manana amby ampy hianao
amin' izay hahasoa anao, dia amy
ny asan' ny tànanao sy ny ateraky
ny kibonao sy ny ateraky ny biby
fiompinao ary ny vokatry ny tani-
nao; fa ho faly aminao indray Jeho-
vah ka hahasoa anao, araka izay
nahafaliany tamy ny razanao, 10
raha mihaino ny feony Jehovah
Andriamanitrao hianao, hitandre-
manao ny didiny sy ny lalàny, izay
voasoratra amin' ity bokin' ny lalàna
ity, ka miverina aminy Jehovah
Andriamanitrao amy ny fonao rehe-
tra sy ny fanahinao rehetra.

11 Fa izao lalàna izao, izay andi-
diako anao anio, tsy dia saro-panta-
rina aminao, ary tsy lavitra. 12
Tsy any an-danitra izany ka hanao-
vanao hoe: Iza no hiakatra any
an-danitra haka azy ho antsika, mba
hohenointsika ka harahintsika? 13
Ary tsy any an-dafin' ny ranomasina
izany ka hanaovanao hoe: Iza no
hankany an-dafin' ny ranomasina
haka azy ho antsika, mba hohenoin-
tsika ka harahintsika? 14 Fa eo
akaikinao indrindra ny teny, dia
eo am-bavanao sy ao am-ponao, mba
harahinao.

15 Indro efa nataoko teo anoloanao
andro any ny fiainana sy ny soa ary
ny fahafatesana sy ny loza, 16 tamy
ny nandidiako anao andro any ho tia
any Jehovah Andriamanitrao ka
handeha amy ny làlany ary hitan-
drina ny didiny sy ny lalàny ary ny
fitsipiny, mba ho velona hianao ka hi-
hamaro, ary mba hitahiany Jehovah
Andriamanitrao anao any amy ny
tany izay efa hidiranao holovana. 17
Fa raha mivily kosa ny fonao, ka tsy
mihaino hianao, fa voataona hianko-
hoka eo anatrehan' izay andriamani-
kafa sy hanompo azy, 18 dia lazaiko
aminareo anio fa ho ringana tokoa
hianareo, ary tsy ho maro andro eo
amy ny tany izay efa hidiranao
holovana, rehefa tafita any Jordana
hianareo.

19 Miantso ny lanitra sy ny tany
aho anio ho vavolombelona aminareo
fa efa nataoko teo anoloanao ny
fiainana sy ny fahafatesana ary ny
fitahiana sy ny fanozonana; koa
mifidiana ny fiainana, mba ho velona
hianao sy ny taranakao, 20 dia ny
ho tia any Jehovah Andriamanitrao
hianao ka hihaino ny feony sy hifi-
kitra aminy; fa izany[1] no fiainanao
sy fahamaroan' ny andronao, mba
honenanao eo amy ny tany izay
nianianany Jehovah taminy Abra-
hama sy Isaka ary Jakoba razanao,
homena azy.

*Anatra farany nataony Mosesy tamy ny Isiraely sy Josoa, ary ny fanaperany ny lalàna.*

XXXI. ARY Mosesy nandeha, dia
nilaza izao teny izao
tamy ny Isiraely rehetra 2 ka nanao
taminy hoe: Efa roa-polo amby zato
taona andro any aho ka tsy afa-
mivoaka sy miditra intsony, ary
Jehovah efa nilaza tamiko hoe: Tsy
hita io Jordana io hianao. 3 Jeho-
vah Andriamanitrao no hita eo alo-
hanao, ary Izy no handringana ireo
firenena ireo tsy ho eo anoloanao,
ka hahazo ny taniny hianao; ary
Josoa no hita eo alohanao, araka
izay efa nolazainy Jehovah. 4 Ary

[1] *Na:* Izy.

Jehovah hanao amin' ireo tahaka
ny nataony taminy Sihona sy Oga,
mpanjakan' ny Amorita, izay naringany,
sy tahaka ny nataony tamy
ny taniny. 5 Dia hatolotry Jehovah
eo anoloanareo ireo hanaovanareo
azy araka ny lalàna rehetra izay
nandidiako anareo. 6 Mahereza sy
matanjaha; aza matahotra na manahy
azy; fa Jehovah Andriamanitrao
no miara-mandeha aminao; tsy
handao anao na hahafoy anao Izy.
7 Ary Mosesy niantso any Josoa
ka niteny taminy teo imason' ny
Isiraely rehetra hoe: Mahereza sy
matanjaha; fa hianao sy ity firenena
ity dia hiara-miditra ao amy ny tany
izay nianianany Jehovah tamy ny
razany homena azy; ary hianao no
hampandova azy izany. 8 Ary
Jehovah no mandeha eo alohanao;
ary Izy no hiaraka aminao; tsy
handao anao na hahafoy anao Izy;
koa aza matahotra na mivadi-po
hianao.
9 Dia nosoratany Mosesy izany
lalàna izany ka natolony ireo mpisorona,
taranaky Levy, izay mpitondra
ny fiaran' ny fanekeny Jehovah, sy
ny loholon' ny Isiraely rehetra. 10
Dia nandidy azy Mosesy ka nanao
hoe: Isam-pito taona, dia amy ny
taom-panafahana, amy ny andro firavoravoana
fitoerana amy ny trano
rantsan-kazo, 11 ka avy hiseho eo
anatrehany Jehovah Andriamanitrao
eo amy ny tany izay hofidiny ny
Isiraely rehetra, dia aoka hovakinao
eo anatrehan' ny Isiraely rehetra ny
tenin' ity lalàna ity hihainoany azy.
12 Vorio ny vahoaka rehetra, na
lehilahy, na vehivavy, na ankizy
madinika, na ny vahiny ao an-tanànanao,
hihainoany sy hianarany ka
hatahorany any Jehovah Andriamanitrao
sy hitandremany hanaraka ny
teny rehetra amin' ity lalàna ity.
13 Ary ny zanany koa, izay tsy
nahalala, dia handre ka hianatra
hatahotra any Jehovah Andriamanitrareo
amy ny andro rehetra hiainanareo
eo amy ny tany, izay efa
hidiranareo holovana, rehefa tafita
any Jordana hianareo.
14 Dia hoy Jehovah taminy
Mosesy: Indro, antomotra ny andro
hahafatesanao; koa miantsoa any
Josoa, ary mitoera ao amy ny tranolay
fihaonana hianareo mba handidiako
azy.
Dia nandeha Mosesy sy Josoa ka
nitoetra tao amy ny trano-lay fihaonana.
15 Ary Jehovah niseho teo
amy ny trano-lay tamy ny andrirahona;
dia nijanona teo anoloan'
ny varavaran' ny trano-lay ny andrirahona.
16 Ary hoy Jehovah taminy Mosesy:
Indro fa hodi-mandry any
amy ny razanao hianao; ary hitsangana
ity firenena ity ka hijangajanga
hanaraka ny andriamani-kafa
any amy ny tany izay efa hidirany
honenana, dia hahafoy Ahy izy ka
hivadika ny fanekeko izay nataoko
taminy. 17 Dia hirehitra aminy
ny fahatezerako amin' izany andro
izany, ka hahafoy azy Aho ary hanafina
ny tavako aminy, ka ho lany
ritra izy, ary loza maro sy fahoriana
no hanjo azy; dia hiteny izy amin'
izany andro izany ka hanao hoe:
Moa tsy ny tsy itoeran' Andriamanitro
eto amiko va no mahatonga
izao fahoriana izao amiko? 18 Ary
Izaho dia hanafina ny tavako tokoa
amin' izany andro izany noho ny
ratsy rehetra izay nataony, fa nivily
nanaraka andriamani-kafa izy.
19 Ary ankehitriny soraty ho
anareo izao fihirana izao, ka ampianaro
ny Zanak' Isiraely, ary aoka
tsy ho afaka am-bavany izao fihirana
izao mba ho vavolombelona amy ny
Zanak' Isiraely. 20 Fa rehefa entiko
any amy ny tany tondradronono
sy tantely, izay nianianako
tamy ny razany homena azy izy, ary
hihinana ka ho voky sy hihamatavy,
dia hivily hanaraka andriamani-kafa
izy ka hanompo azy, ary handa Ahy
ka hivadika ny fanekeko. 21 Ary
raha manjo azy ny zava-dratsy maro
sy ny fahoriana, dia ho vavolombe-

lona aminy izao fihirana izao, fa tsy
ho afaka am-bavan' ny taranany
izao, fa fantatro ny fisainany izay
efa hataony, na dia ankehitriny aza,
raha tsy mbola nentiko any amy ny
tany izay nianianako homena azy
izy.
22 Dia nosoratany Mosesy andro-
trizay hiany izao fihirana izao ka
nampianariny ny Zanak' Isiraely.
23 Ary Jehovah nandidy any Josoa,
zanaky Nona, ka nanao hoe: Mahe-
reza sy matanjaha; fa hianao no
hitondra ny Zanak' Isiraely hiditra
ao amy ny tany izay nianianako
taminy homena azy, ary homba anao
Aho.
24 Ary rehefa voasoratry Mosesy
teo amy ny boky avokoa ny tenin'
ity lalàna ity, 25 dia nandidy ny
Levita, izay mpitondra ny fiaran' ny
fanekeny Jehovah, izy ka nanao
hoe: 26 Raiso ity bokin' ny lalàna
ity, ka apetraho eo anilan' ny fiaran'
ny fanekeny Jehovah Andriamani-
trareo mba ho vavolombelona ami-
nao. 27 Fa izaho mahalala ny ditra-
nao sy ny hamafi-hatokao; indro,
na dia mbola velona eto aminareo
ankehitriny aza aho, dia miodina
aminy Jehovah hianareo, ka mainka
fa rehefa maty aho. 28 Vorio ho
eto amiko ny loholona rehetra amy
ny firenenareo sy ny mpifehy anareo,
mba holazaiko eo anatrehany izao
teny izao; ary hiantso ny lani-
tra sy ny tany ho vavolombelona
aminy aho. 29 Fa fantatro fa
rehefa maty aho, dia hanao ratsy
tokoa hianareo ka hiala amy ny
làlana izay nasaiko nalehanareo; dia
ho tratry ny loza hianareo any am-
parany, satria hanao izay ratsy eo
imasony Jehovah hianareo ka ham-
pahatezitra Azy amy ny asan' ny
tànanareo.
30 Dia nolazainy Mosesy teo ana-
trehan' ny fiangonana, dia ny Isi-
raely rehetra, ny tenin' izao fihirana
izao mandra-pahavitany.

*Ny fihirana nataony Mosesy.*

XXXII. MIHAINOA, ry lanitra, fa hiteny aho!
Ary mandrenesa, ry tany, ny tenin' ny vavako!
2 Ho avy tahaka ny ranonorana ny fampianarako,
Ary hilatsaka tahaka ny ando ny teniko,
Sy tahaka ny erika amy ny ahi-maitso
Ary ny ranonorana amy ny anana.
3 Fa ny anarany Jehovah no hotoriko;
Maneke ny fahalehibiazan' Andriamanitsika.

4 Ny amy ny Vatolampy, tanteraka ny asany;
Fa ny làlany rehetra dia amy ny rariny avokoa.
Andriamanitra mahatoky Izy, ka tsy misy ratsy ao aminy;
Marina sy mahitsy Izy.

5 Efa nasian-dratsy Izy;
Tsy zanany ireny — tsininy izany;
Taranaka miolakolaka sady efa nivadika izy.
6 Moa Jehovah hovalianareo toy izany va,
Ry firenena adala ka tsy hendry?
Tsy Izy va no Rainao, Izay nanavotra anao?
Tsy Izy va no nanao anao sy nanorina anao?

7 Tsarovy ny andro fahiny;
Saino ny taona hatrizay hatrizay;
Anontanio amin-drainao, fa hanambara aminao izy,
Sy amy ny anti-panahy eo aminao, fa hilaza aminao izy;
8 Fony nomen' ny Avo Indrindra zara-tany ny jentilisa,
Ka samy natokantokany ny zanak' olombelona,

Dia notendreny ny fari-tanin' ireo firenena
Araka ny isan' ny Zanak' Isiraely.
9 Fa anjarany Jehovah ny olony:
Jakoba no natokany ho lovany.

10 Nahita azy tany an-efitra Izy,
Dia tany amy ny tany foana be nampierona,
Ka dia nanodidina sy niahy azy,
Ary notandremany tahaka ny anakandriamasony.
11 Toy ny voromahery manaitra ny *ao amy ny* akaniny
Ka manidintsidina eo ambonin' ny zanany,
Dia toy izany no namelarany ny elany sy nandraisany azy
Ary nitondrany azy teo ambonin' ny elany,—
12 Jehovah irery no nitondra azy,
Ary tsy nisy andriamani-kafa teo aminy.

13 Nampandeha azy teny ambonin' ny havoana amy ny tany Izy,
Ka nohaniny ny vokatry ny saha.
Nampitsentsitra azy tantely avy teo amy ny vatolampy Izy
Sy diloilo avy teo amy ny vatolampy afovato
14 Sy rononomandrin' omby sy rononon' ondry aman-osy
Mbamy ny tavin' ny zanak' ondry
Sy ondrilahiny Basana sy osilahy
Ary vary izay voka ra indrindra;
Ary nisotro divay mahery avy tamy ny ran' ny voaloboka hianao.

15 Nihanatavy Jesorona[1] ka namely daka—
Efa matavy hianao sady vory nofo no vaventibe—
Dia nahafoy an' Andriamanitra Izay nanao azy izy,
Ary nanamavo ny Vatolampy famonjena azy.
16 Nampahasaro-piaro Azy tamy ny hafa izy;
Ary tamy ny zava-betaveta no nampahasosorany Azy;
17 Namono zavatra ho fanatitra ho any ny demonia[2] izay tsy Andriamanitra izy,—
Dia andriamanitra tsy fantany,
Fa andriamanitra vao niseho,
Izay tsy natahoran' ny razanareo.
18 Ny Vatolampy Izay niteraka anao dia tsy tsaroanao,
Ary hadinoinao Andriamanitra Izay nahary anao.

19 Ary Jehovah nahita izany ka nandà
Noho ny fahasosorany tamy ny zanani-lahy sy ny zananivavy.
20 Dia hoy Izy: Hafeniko azy ny tavako;
Ho hitako izay hiafarany;
Fa firenena tena mpivadibadika izy,
Dia zaza tsy mahatoky.
21 Izy efa nampahasaro-piaro Ahy tamin' izay tsy Andriamanitra
Sy nampahasosotra Ahy tamy ny zava-poanany;
Ary Izaho kosa hampahasaro-piaro azy amin' izay tsy olona,
Sy hampahasosotra azy amin' izay firenena adala.

22 Fa arehitra ny afon' ny fahatezerako,[3]

[1] *Jesorona dia anaran' ny Isiraely.*
[2] *Heb.* ireo tompo.
[3] *Heb.* misy afo mirehitra amy ny fahatezerako.

Ka mandoro hatrany amy ny fiainan-tsi-hita any ambany indrindra,
Sady mandevona ny tany mbamy ny vokatra ao aminy
Ary mampirehitra ny fanambanin' ny tendrombohitra aza.
23 Havangongoko aminy ny loza betsaka;
Ary holaniko aminy ny zanatsipìkako:
24 Hofezahin' ny mosary izy sady holanin' ny areti-mandripaka [1]
Sy ny fandringanana mangidy;
Ary nifim-biby no hampandehaniko aminy
Mbamy ny poizin' ny biby mpikisaka amy ny vovoka.
25 Eny ivelany dia ny sabatra no hahafaty ny zanany,
Ary ao amy ny efi-trano dia ny fampahatahorana—
Na ny zatovolahy na ny zatovovavy,
Na ny zaza minono na ny fotsy volo.

26 Fa efa nolazaiko hoe: Hotsofiko hihahaka izy;
Hatsahatro ny fahatsiarovana azy tsy ho eo amy ny zanak' olombelona,
27 Raha tsy ny fireharehan' [2] ny fahavalo no natahorako,
Andrao diso hevitra ireny mpandrafy azy ireny
Ka hanao hoe: Ny tànanay no avo;
Fa tsy Jehovah tsy akory no nanao izany rehetra izany.

28 Fa firenena tsy manantsaina izy
Sady tsy manam-pahalalana.
29 Enga anie ka hendry izy mba hahalala izao [3]
Ka hahafantatra izay ho farany.
30 Hataon' ny irery ahoana no fanenjika ny arivo,
Ary hataon' ny roa lahy ahoana no fampandositra ny iray alina,
Raha tsy ny Vatolampiny no efa nivarotra azy,
Ary Jehovah no efa nanolotra azy!
31 Fa tsy mba mitovy amy ny Vatolampintsika ny vatolampin' ireny,
Na dia izy fahavalontsika aza no hitsara.

32 Ny tahom-boalobony dia tahom-boaloboky Sodoma
Ary avy ao amy ny sahany Gomora;
Ny voalobony dia voaloboka mahafaty
Sady mangidy koa ny sampahony.
33 Ny divainy dia zava-mahafaty avy amy ny dragona,
Ary poizina loza avy amy ny bibilava.

34 Moa tsy voatahiry ato amiko va izany
Ka voaisy kase ato an-trano firaketako?
35 Ahy ny famaliana sy ny fampanodiavana,
Raha avy izay hahasolafaka ny tongony;
Fa antomotra ny andro hahitany loza,
Ary ho avy faingana ny zavaboatendry hanjo azy.

36 Fa Jehovah hanome rariny ny olony
Ary hanenina ny amy ny mpanompony,
Raha hitany fa lany ny heriny,
Ka lasa avokoa na ny voahazona, na ny afaka.
37 Ary hiteny hoe Izy: Aiza ireo andriamaniny,

---

[1] *Na:* zava-mahamay.
[2] *Heb.* fahasosoran'.
[3] *Na:* Raha hendry izy, dia hahalala izao.

Dia ny vatolampy izay nialofany,
38 Izay nihinana ny saboran' ny fanatiny
Ary nisotro ny divain' ny fanatitra aidiny?
Aoka ireny no hitsangana ka hamonjy anareo
Ary ho fierena ho anareo.
39 Fantaro ankehitriny fa Izaho dia Izaho no Izy,
Ka tsy misy andriamanitra eto amiko.
Izaho no mahafaty sy mahavelona,
Ary Izaho no maharatra sy mahasitrana,
Ka tsy misy mahafaka amy ny tànako.

40 Fa manangana ny tànako amy ny lanitra Aho
Ka manao hoe: Raha velona koa Aho mandrakizay:
41 Raha manasa ny sabatro manelatselatra Aho,
Ka voarain' ny tànako ny fitsarana,
Dia hampanodiaviko ny mpandrafy Ahy ny ataony
Ary hovaliako ny mankahala Ahy.
42 Hataoko mamon-dra ny zanatsipìkako,
Ary ny sabatro hihina-nofo,
Dia ny ran' ny voavono sy ny babo
Mbamy ny lohan' izay lehibe amy ny fahavalo.

43 Mihobia, ry jentilisa *mbamy* ny olony;[1]
Fa ny ran' ny mpanompony no hovaliany.
Hamaly ny mpandrafy Azy Izy,
Ary hanao fanavotana kosa ho any ny taniny sy ny olony.

44 Dia nandeha Mosesy ka nilaza
ny teny rehetra amin' izany fihirana
izany teo anatrehan' ny olona, dia
izy sy Hosea, zanaky Nona. 45
Ary nony efa tapitra voalazany
Mosesy tamy ny Isiraely rehetra
izany teny rehetra izany, 46 dia
hoy izy taminy: Alatsaho ao amponareo ny teny rehetra izay ambarako aminareo anio, izay handidianareo ny zanakareo hotandremany sy hankatoaviny, dia ny teny
rehetra amin' ity lalàna ity. 47
Fa tsy zava-poana ho anareo izany, fa izany no fiainanareo; ary izany zavatra izany no hahamaro andro anareo eo amy ny tany izay efa hidiranareo holovana, rehefa tafita any Jordana hianareo.

48 Ary Jehovah niteny taminy Mosesy androtrizay indrindra ka
nanao hoe: 49 Miakara amin' ity
tendrombohitra Abarima ity, dia ny tendrombohitra Nebo, izay eo amy ny tany Moaba, tandrifiny Jeriko; ary tazano ny tany Kanana, izay omeko ny Zanak' Isiraely ho lovany.
50 Dia aoka ho faty ao amy ny tendrombohitra izay iakaranao hianao, ka ho voangona any amy ny razanao, tahaka ny nahafatesany Arona rahalahinao tao an-tendrombohitra Hora sy ny nanangonana azy any amy ny razany, 51 satria
nivadika tamiko teo amy ny Zanak' Isiraely hianareo tao amy ny ranony Meriba any Kadesy, tany an-efitra Zina; fa tsy nahamasina Ahy teo amy ny Zanak' Isiraely hianareo.
52 Fa hahatazana ny tany eo anoloanao hiany hianao, kanefa tsy hiditra any amy ny tany izay omeko ny Zanak' Isiraely.

*Ny tso-drano nataony Mosesy tamy ny fireneny Isiraely.*

XXXIII. ARY izao no tso-drano nataony Mosesy, lehilahin' Andriamanitra, tamy ny Zanak' Isiraely, rehefa nadiva ho faty izy. 2 Hoy izy:

[1] *Na:* ry jentilisa olony.

Jehovah avy tao Sinay,
Ary niseho taminy avy tany Seïra;
Niposaka namirapiratra avy tany an-tendrombohitra Parana Izy;
Ary avy tao amy ny masiny tsy omby alinalina;
Ary teo ankavanany nisy lalàn' afo [1] ho an' ireo.

3 Eny, tia ireo firenena Izy;
Eo an-tànanao avokoa ny masiny rehetra;
Miandry eo anilan' ny tongotrao ireo
Ka samy mandray amy ny teninao.
4 Lalàna no nandidiany Mosesy antsika
Ho lovan' ny fiangonany Jakoba.
5 Ary tonga mpanjakany Jesorona [2] Izy,
Rehefa tafangona ny lehiben' ny vahoaka
Sy ny fireneny Isiraely rehetra.

6 Aoka ho velona Robena, fa tsy ho faty,
Nefa aoka ho vitsy olona izy.

7 Ary ny aminy Joda dia izao—hoy izy:
Jehovah ô, mihainoa ny feony Joda,
Ka ento ho amy ny olony izy.
Ny tànany no hiadiany ho azy,[3]
Ka manampia azy Hianao hamelezany ny mpandrafy azy.

8 Ary ny aminy Levy dia hoy izy:
Ny Tomimanao sy ny Orimanao dia ao amy ny olonao masina.
Izay nizahanao toetra tao Masa
Sy nifamalianao tao amy ny ranony Meriba,—
9 Izay nilaza ny rainy sy ny reniny hoe: Tsy mahita azy aho,
Sady tsy nahalala izay rahalahiny izy,
Ary izay zanany aza dia tsy fantany;
Fa nitandrina ny teninao izy
Ka nitana ny fanekenao.
10 Jakoba no hampianariny ny fitsipikao,
Ary Isiraely ny lalànao;
Hametraka ditin-kazo manitra eo anatrehanao [4] izy
Sy fanatitra odorana eo ambonin' ny alitaranao.
11 Jehovah ô, tahio ny heriny,
Ary aoka ho sitrakao ny asan' ny tànany;
Asio mafy ny valahan' izay mitsangana hiady aminy,
Ka aoka tsy hiarina intsony izay mankahala azy.

12 Ary ny aminy Benjamina dia hoy izy:
Ny malalany Jehovah honina fahizay eo aminy,
Dia halofany mandrakariva
Ary hobabeny eo an-damosiny.[5]

13 Ary ny aminy Josefa dia hoy izy:—
Hotahiny Jehovah anie ny taniny
Amy ny zava-tsoan' ny lanitra, dia amy ny ando,
Ary amy ny rano lalina mamitsaka any ambany,
14 Ary amy ny zava-tsoa vokatry ny masoandro
Sy ny voan-javatra soa vokatry ny volana.
15 Ary amy ny zava-malaza avy amy ny tendrombohitra fahagola

[1] *Na:* afo manelatselatra. [2] *Jesorona dia anaran' ny Isiraely.* [3] *Na:* Aoka ho ampy azy ny tànany. [4] *Heb.* eo am-bavoronao. [5] *Heb.* hitoetra eo anelanelan' ny sorony.

Sy ny zava-tsoa avy amy ny havoana mandrakizay
16 Mbamy ny zava-tsoan' ny tany sy izay rehetra eo aminy
Sy ny fankasitrahan' Izay nitoetra tao amin' ilay roimemy;[1]
Ary aoka ho tonga eo andohany Josefa izany,
Dia eo an-tampon-dohan' ilay nalaza tamy ny rahalahiny.
17 Ny voalohan-teraky ny ombiny dia malaza,
Tandrok' ombimanga ny tandrony;
Izany no hanotoany ny firenena rehetra,
Dia ny faran' ny tany;
Ireo no alinaliny Efraima
Sy arivoarivony Manase.

18 Ary ny aminy ZEBOLONA dia hoy izy:
Mifalia, ry Zebolona, amin' izay alehanao,
Ary hianao, ry ISAKARA, ao an-dainao.
19 Firenena no antsoiny hankao an-tendrombohitra,
Ary ao no hamonoany zavatra ho fanati-pahamarinana;
Fa hitsentsitra ny haren' ny ranomasina izy
Sy ny zava-tsoa miafina ao amy ny fasika.

20 Ary ny aminy GADA dia hoy izy:
Isaorana anie Izay manome malalaka ho any Gada;
Mamitsaka tahaka ny liombavy izy
Ka mamiravira ny sandry mbamy ny tampon-doha.
21 Nizaha izay tsara indrindra[2] ho any ny tenany izy,
Fa teo ny anjaran' ny mpanao lalàna no efa voatokana.[3]
Niaraka tamy ny lohan' ny firenena izy,
Ary araka ny fahamarinany Jehovah no nataony,
Sy araka ny fitsipiny izay iombonany amy ny Isiraely.

22 Ary ny aminy DANA dia hoy izy:
Dana dia zana-diona;
Miantsampy avy ao Basana izy.

23 Ary ny aminy NAFTALY dia hoy izy:
Ry Naftaly, voky fankasitrahana
Ka feno ny fitahiany Jehovah,
Mandovà ny andrefana[4] sy ny atsimo anie hianao.

24 Ary ny aminy ASERA dia hoy izy:
Aoka hotahina mihoatra noho ny zaza maro Asera,
Ary hankasitrahana mihoatra noho[5] ny rahalahiny izy
Ka hanoboka ny tongony amy ny diloilo.
25 Ho vy sy varahina ny hidinao;[6]
Ary hifamatra amy ny andronao ny fiadananao.[7]

26 Ry Jesorona,[8] tsy misy tahaka an' Andriamanitra,
Izay mitaingina ny lanitra hamonjy anao,
Sady mandia ny rahona amy ny voninahiny.
27 Ny Andriamanitra hatrizay hatrizay no fonenana,
Ary ny sandry mandrakizay no eto ambany.
Mandroaka ny fahavalo eo anoloanao Izy
Ka manao hoe: Aringano.
28 Ary mandry fahizay Isiraely,

---

[1] *Heb.* sene; *izahao Eks.* iii. 2. [2] *Heb.* voalohany. [3] *Heb.* voatahiry.
[4] *Na:* ranomasina. [5] *Na:* hankasitrahan'. [6] *Na:* kiraronao.
[7] *Na:* Ary ho araka ny andronao ny herinao. [8] *Jesorona dia anaran' ny Isiraely.*

Mitokana irery ny loharanony Jakoba
Ao amy ny tany be vary sy ranom-boaloboka,
Eny, mampilatsaka ando ny lanitra eo amboniny.

29 Sambatra hianao, ry Isiraely;
Iza no tahaka anao, ry olona voavonjiny Jehovah,
Ampingan' ny famonjena anao sy sabatry ny voninahitrao!
Hikoy anao ny fahavalonao,
Ary hianao handia ny fitoerany avo.

*Ny nahafatesany Mosesy, sy ny nandevenana azy.*

XXXIV. DIA niakatra niala teo
Arbota-moaba Mo-
sesy ka nankany an-tendrombohitra
Nebo, ao an-tampony Pisga, izay
tandrifiny Jeriko. Ary nasehony
Jehovah azy ny tany Gileada rehetra
hatrany Dana 2 sy Naftaly rehetra
sy ny tanin' ny Efraima sy ny Ma-
nase sy ny tanin' ny Joda rehetra
hatramy ny ranomasina andrefana 3
ary ny tany atsimo sy ny ao amy
ny lohasahany Jeriko, tanàna be
rofia,[1] hatrany Zoara. 4 Dia hoy
Jehovah taminy: Io no tany izay
nianianako taminy Abrahama sy
Isaka ary Jakoba hoe: Homeko ny
taranakao izy; nataoko mahita azy
ny masonao, nefa tsy ho tafita ho
tonga eny hianao.
5 Ary Mosesy, mpanompony Je-
hovah, dia maty teo amy ny tany
Moaba araka ny teniny Jehovah.
6 Ary naleviny[2] tao an-dohasaha,
tao amy ny tany Moaba, tandrifiny
Beti-peora, izy; ka tsy misy olona
mahalala ny fasany mandraka andro
any.
7 Efa roa-polo amby zato taona
Mosesy vao maty; ary tsy pahina
ny masony, na nihena ny heriny. 8
Ary ny Zanak' Isiraely nisaona
any Mosesy telo-polo andro teo
Arbota-moaba; dia tapitra ny andro
fitomaniana nisaonana any Mosesy.
9 Ary Josoa, zanaky Nona, dia
feno ny fanahim-pahendrena, fa efa
nametrahany Mosesy tànana izy;
dia nihaino azy ny Zanak' Isiraely
ka nanao araka izay nandidiany
Jehovah any Mosesy.
10 Ary tsy nisy mpaminany in-
tsony niseho teo amy ny Isiraely
tahaka any Mosesy, izay fantatry
Jehovah nifanatrika 11 tamy ny
famantarana rehetra sy ny fahaga-
gana, izay nanirahany Jehovah azy
mba hataony tany amy ny tany
Egypta taminy Farao sy ny mpa-
nompony rehetra ary ny taniny
rehetra 12 ary tamy ny herin-
tànana rehetra sy ny fampahataho-
rana lehibe rehetra, izay nasehony
Mosesy teo imason' ny Isiraely
rehetra.

---

# JOSOA.

*Ny niomanany Josoa sy ny olona hita any Jordana.*

I. ARY rehefa maty Mosesy, mpa-
nompony Jehovah, dia hoy
Jehovah taminy Josoa, zanaky Nona,
mpanompony Mosesy: 2 Efa maty
Mosesy mpanompoko; koa mitsan-
gàna, mità ity Jordana ity hianao sy
ireo olona rehetra ireo ho any amy
ny tany izay omeko azy, dia ny
Zanak' Isiraely. 3 Ny tany rehetra
izay hodiavin' ny faladianareo dia
efa nomeko anareo araka izay voala-

---

[1] palma. [2] *Na:* nalevina.

zako taminy Mosesy. 4 Hatramy
ny efitra sy irỳ Libanona irỳ ary
hatramy ny ony lehibe, dia ny ony
Eofrata, ny tany rehetra izay any
ny Hetita, ka hatramy ny rano-
masina lehibe any andrefana no ho
taninareo.
5 Tsy hisy olona hahajanona eo
anoloanao amy ny andro rehetra
hiainanao; tahaka ny nombako any
Mosesy no hombako anao koa: tsy
handao anao na hahafoy anao Aho.
6 Mahereza sy matanjaha; fa hia-
nao no hampandova ity firenena ity
ny tany izay nianianako tamy ny
razany homena azy. 7 Koa mahe-
reza sy matanjaha tsara hianao, hi-
tandremanao hanao araka ny lalàna
rehetra, izay nandidiany Mosesy
mpanompoko anao; aza miala aminy,
na ho amy ny ankavanana, na ho
amy ny ankavia, mba hambinina[1]
hianao amin' izay rehetra alehanao.
8 Aoka tsy hiala amy ny vavanao
ity bokin' ny lalàna ity, fa saintsaino
andro aman-alina, hitandremanao
hanao araka izay rehetra voasoratra
eo; ary amin' izany dia hahalavorary
ny làlanao hianao sady hambinina.[1]
9 Tsy efa nandidy anao va Aho?
Koa mahereza sy matanjaha; aza
matahotra na mivadi-po? fa momba
anao Jehovah Andriamanitrao amin'
izay rehetra alehanao.
10 Ary Josoa nandidy ny mpifehy
ka nanao hoe: 11 Andeha mamaky
ny toby, ka mandidia ny olona hoe:
Manamboara vatsy ho anareo; fa
raha afaka hateloana, dia hita ity
Jordana ity hianareo ka hiditra sy
handova ny tany izay omeny Jehovah
Andriamanitrareo ho lovanareo.
12 Ary ny Robenita sy ny Gadita
ary ny antsasaky ny fireneny Manase
dia nilazany Josoa hoe: 13 Tsarovy
ny teny izay nandidiany Mosesy,
mpanompony Jehovah, anareo hoe:
Jehovah Andriamanitrareo manome
fitsaharana ho anareo, ary homeny
ho anareo izao tany izao. 14 Ny
vadinareo sy ny zanakareo madinika
ary ny biby fiompinareo dia hitoetra
eo amy ny tany izay nomeny Mosesy
anareo etỳ an-dafiny Jordana; fa
hianareo lehilahy mahery rehetra
dia samy ho voaomana hiady ka hita
eo alohan' ny rahalahinareo hanam-
py azy, 15 mandra-panomeny Jeho-
vah fitsaharana ny rahalahinareo
tahaka anareo, ka mba holovany
kosa ny tany izay nomeny Jehovah
Andriamanitrareo azy; dia hiverina
ho any amy ny taninareo hianareo
ka handova azy, dia ilay nomeny
Mosesy, mpanompony Jehovah, ana-
reo etỳ an-dafy atsinanany Jordana.
16 Dia namaly any Josoa izy ireo
ka nanao hoe: Izay rehetra andidi-
anao anay dia hataonay; ary izay
rehetra anirahanao anay dia haleha-
nay. 17 Araka ny nihainoanay any
Mosesy tamy ny zavatra rehetra no
hihainoanay anao koa; homba anao
anie Jehovah Andriamanitrao tahaka
ny nombany any Mosesy. 18 Izay
rehetra mandà ny didinao ka tsy
mihaino ny teninao amin' izay rehe-
tra andidianao azy dia hatao maty;
koa mahereza sy matanjaha hianao.

*Ny nanirahana ny mpisafo-tany roa lahy.*

II. ARY Josoa, zanaky Nona, dia
naniraka mpisafo roa lahy
mangingina avy tany Sitima ka
niteny taminy hoe: Mandehana,
izahao ny tany, indrindra fa Jeriko.
Dia niainga izy roa lahy ary
niditra tao an-tranon' ny vehivavy
janga anankiray atao hoe Rahaba
ka nandry tao. 2 Ary nisy nilaza
tamy ny mpanjakany Jeriko hoe:
Injao, misy olona avy tamy ny
Zanak' Isiraely tonga atỳ izao alina
izao hisafo ny tany. 3 Dia naniraka
tao aminy Rahaba ny mpanjakany
Jeriko ka nanao hoe: Avoahy ireo
lehilahy tonga ato an-tranonao ireo;
fa hisafo ny tany no nihaviany.
4 Dia nalain-dravehivavy izy roa

[1] *Na:* ho hita ho hendry.

lahy ka nafeniny, ary hoy izy:
Tonga taty amiko hiany tokoa ireny
lehilahy ireny, nefa tsy fantatro izay
nihaviany; 5 ary rehefa maizina ny
andro, ka hohidiana ny vavahady,
dia lasa nivoaka izy, ka tsy fantatro
indray izay nalehany; enjeho fain-
gana izy, fa ho tratranareo. 6
Kanjo efa nampiakarin-dravehivavy
any an-tampon-trano izy ka nafeniny
ao amy ny tahon-drongony, izay efa
nalahany teo amy ny tampon-trano.
7 Ary ireo olona dia nanenjika azy
tamy ny làlana mankany Jordana
hatrany amy ny fitana; ary rehefa
lasa nivoaka izay nanenjika azy, dia
nohidiana ny vavahady.

8 Ary raha mbola tsy natory izy
roa lahy, dia niakatra nankao aminy
tao an-tampon-trano ravehivavy 9
ka nanao taminy hoe: Fantatro fa
efa nomeny Jehovah anareo ny tany,
ary efa latsaka aminay ny fahataho-
rana anareo, sady efa ketraka ny
mponina rehetra amy ny tany noho
ny tahotra anareo. 10 Fa efa renay
ny nanamainany Jehovah ny Rano-
masina Mena teo anoloanareo tamy
ny nivoahanareo avy tany Egypta,
sy izay nataonareo tamy ny mpan-
jaka roa tamy ny Amorita, izay
tany an-dafiny Jordana, dia Sihona
sy Oga, izay novonoinareo. 11 Koa
nony efa renay izany, dia ketraka
ny fonay, ka very hevitra avokoa
izahay noho ny aminareo; fa Jeho-
vah Andriamanitrareo, Izy no An-
driamanitra any amy ny lanitra
ambony sy ety amy ny tany ambany.
12 Koa ankehitriny, masìna hiana-
reo, mba ianiano aminy Jehovah
aho fa araka ny namindrako fo
taminareo no mba hamindranareo
fo amy ny ankohonan' ny raiko
kosa, ka omeo famantarana maha-
toky aho 13 fa hovelominareo ny
raiko sy ny reniko sy ny anadahiko
sy ny rahavaviko ary izay rehetra
mety ho azy; dia hamonjy ny ainay
tsy ho faty hianareo.

14 Dia hoy izy roa lahy taminy:
Ny ainay no ho faty hisolo anareo,
raha tsy holazainareo izao raharaha-
nay izao; ary raha omeny Jehovah
anay ny tany, dia hamindra fo sy
hanao izay marina aminao izahay.

15 Dia nampidina azy tamy ny
mahazaka avy teo amy ny varava-
rankely izy; fa teo amy ny màndan'
ny tanàna ny tranony, ary teo amy
ny mànda no nitoerany. 16 Dia
hoy izy taminy: Mandehana any
an-tendrombohitra, fandrao hifanena
aminareo ny mpanenjika, ka miere
any hateloana mandra-piveriny; ary
rehefa afaka izany, dia vao mande-
hana any amin' izay halehanareo.

17 Ary hoy izy roa lahy taminy:
Izao no tsy hananana tsiny ny amin'
izany fianianana nampianianinao
anay izany: 18 Indro, rehefa tonga
eto amy ny tany izahay, dia hafehi-
nao eo amy ny varavarankely izay
nampidinanao anay io kofehy jaky
io; ary ny rainao sy ny reninao sy ny
anadahinao mbamy ny ankohonan'
ny rainao rehetra dia hovorinao ho
ao an-tranonao; 19 ary izay rehetra
mivoaka eo am-baravaran' ny trano-
nao ho eny ivelany, dia ho eo an-
dohany hiany ny rany, ary izahay
tsy hanan-tsiny; fa izay rehetra
mitoetra ao aminao ao an-trano, dia
ho eo an-dohanay kosa ny rany, raha
tàhiny misy olona maninona azy
akory; 20 fa raha tàhiny hambaram-
baranao izao raharahanay izao, dia
ho afaka amy ny fianianana izay
nampianianinao anay izahay.

21 Dia hoy ravehivavy: Eny
ary, fa marina izany. Dia nam-
pandehaniny izy roa lahy, ka lasa
izy; ary nafehiny teo amy ny vara-
varankely ilay kofehy jaky.

22 Dia nandeha izy roa lahy ka
nankany an-tendrombohitra ary ni-
toetra tany hateloana mandra-pive-
rin' ny mpanenjika; ary nitady azy
tamy ny làlana rehetra ny mpanen-
jika, nefa tsy nahita.

23 Dia niverina izy roa lahy ka
nidina avy tany an-tendrombohitra,
dia nita ny ony ary nankany aminy
Josoa, zanaky Nona, ka nilaza ny

zavatra rehetra izay efa nihatra
taminy, 24 ka hoy izy taminy
Josoa: Efa natolotry Jehovah eo
an-tànantsika tokoa ny tany rehe-
tra; ary efa ketraka ny mponina
rehetra amy ny tany noho ny tahotra
antsika.

*Ny nitan' ny Zanak' Isiraely any Jordana, sy ny tsangam-bato nataony tao Gilgala, ary ny tahotry ny Amorita sy ny Kananita tamin' izany.*

III. DIA nifoha maraina koa
Josoa; ary ny olona dia
niala tany Sitima ka nankany Jor-
dana, dia Josoa sy ny Zanak' Isira-
ely rehetra, ary nitoetra teo izy
aloha vao nita.

2 Ary rehefa afaka hateloana, dia
nandeha namaky ny toby ny mpifehy
3 ka nandidy ny olona hoe: Rehefa
hitanareo ny fiaran' ny fanekeny
Jehovah Andriamanitrareo ary ny
Levita mpisorona mitondra azy, dia
mialà amin' izay itoeranareo, ka
manaraha azy 4 (kanefa asio elane-
lany, tokony ho roa arivo hakiho,
aminareo sy izy, fa aza manakaiky
azy), mba ho fantatrareo ny làlana
izay mety halehanareo; fa tsy mbola
nalehanareo akory izao làlana izao.

5 Ary hoy Josoa tamy ny olona:
Manamasìna ny tenanareo; fa ra-
hampitso dia hanao fahagagana eo
aminareo Jehovah.

6 Ary niteny tamy ny mpisorona
Josoa ka nanao hoe: Ento ny fiaran'
ny fanekena, ka mità eo anoloan' ny
olona. Dia nitondra ny fiaran' ny
fanekena izy ka nandeha teo anoloan'
ny olona.

7 Ary hoy Jehovah taminy Josoa:
Anio no hanandratako anao eo ima-
son' ny Isiraely rehetra, hahafanta-
rany fa tahaka ny nombako any
Mosesy no hombako anao koa. 8
Ary mandidia ny mpisorona izay
mitondra ny fiaran' ny fanekena, ka
ataovy hoe: Rehefa mihatra amy ny
morony Jordana hianareo, dia mija-
nòna eo Jordana hiany.

9 Ary Josoa nanao tamy ny
Zanak' Isiraely hoe: Mankanesa
atỳ, ka mihainoa ny teniny Jehovah
Andriamanitrareo. 10 Dia hoy Jo-
soa: Izao no hahafantaranareo fa
eo aminareo Andriamanitra velona,
ka horoahiny eo alohanareo tokoa
ny Kananita sy ny Hetita sy ny
Hivita sy ny Perizita sy ny Girga-
sita sy ny Amorita ary ny Jebosita:
11 Indro, ny fiaran' ny faneken' ny
Tompon' ny tany rehetra no man-
droso eo alohanareo ho eo Jordana;
12 koa ankehitriny mangalà lehilahy
roa amby ny folo amy ny fireneny
Isiraely ho anareo, dia iray avy
isam-pirenena; 13 ary raha vao
mijanona eo amy ny rano Jordana
ny faladian' ny mpisorona izay mi-
tondra ny fiaran' ny fanekeny Jeho-
vah, Tompon' ny tany rehetra, dia
ho tapaka ny rano Jordana, dia ny
rano izay midina avy any ambony,
ka hijanona ho toy ny antontan-
javatra.

14 Ary raha niala tamy ny lainy
hita any Jordana ny olona, ary ny
mpisorona nitondra ny fiaran' ny
fanekena eo alohan' ny olona, 15 ka
tonga teo Jordana izay nitondra ny
fiara, ary naroboky ny mpisorona
izay nitondra ny fiara tamy ny
sisin-drano ny tongony (fa tondra-
ka mihoatra ny morony rehetra
Jordana mandritra ny fararano),
16 dia nijanona ny rano izay nidina
avy tany ambony ka tonga toy ny
antontan-javatra terỳ lavitra erỳ,
dia terỳ amy ny tanàna Adama,
izay eo anilany Zaretana; eny, tapa-
ka tokoa ny rano izay nidina ho
any amy ny ranomasin' ny tani-hay,[1]
dia ny Ranomasin-tsira; ary ny
olona dia nita tandrifiny Jeriko. 17
Ary ny mpisorona izay nitondra ny
fiaran' ny fanekeny Jehovah dia
nijoro tsara tamy ny tany maina
teo afovoany Jordana, ary ny Isiraely

[1] *Heb.* Araba.

rehetra nandeha tamy ny tany maina mandra-pahatafitan' izy rehetra any Jordana.

IV. Ary rehefa tafita any Jordana avokoa ny olona rehetra, Jehovah dia niteny taminy Josoa hoe: 2 Mangalà lehilahy roa amby ny folo amy ny olona, dia iray avy isam-pirenena, 3 ka mandidia azy hoe: Makà vato roa amby ny folo eo afovoany Jordana eo amin' ilay nijoroan' ny tongotry ny mpisorona, dia ento miaraka aminareo, ka avelao eo amin' izay handrianareo anio alina.

4 Dia nantsoiny Josoa ny lehilahy roa amby ny folo, izay nofidiny tamy ny Zanak' Isiraely, dia iray avy isam-pirenena, 5 ary hoy izy taminy: Mandehana eo alohan' ny fiarany Jehovah Andriamanitrareo ho eo afovoany Jordana, ka samia manainga vato iray avy ho eny antsorony hianareo rehetra, araka ny isan' ny firenen' ny Zanak' Isiraely, 6 mba ho famantarana eo aminareo izany, raha manontany ny zanakareo amy ny andro ho avy manao hoe: Inona no ataonareo ho anton' ireo vato ireo? 7 dia holazainareo aminy hoe: Tapaka ny rano Jordana teo anoloan' ny fiaran' ny fanekeny Jehovah; fa raha nita any Jordana ny fiara, dia tapaka ny rano; ary ireo vato ireo dia ho fahatsiarovana mandrakizay ho any ny Zanak' Isiraely.

8 Dia nanao izany ny Zanak' Isiraely araka izay nandidiany Josoa ka naka vato roa amby ny folo teo afovoany Jordana, araka izay nolazainy Jehovah taminy Josoa, araka ny isan' ny firenen' ny Zanak' Isiraely, ka nentiny nita niaraka taminy ho eo amin' izay nitobiany ka napetrany teo.

9 Ary vato roa amby ny folo no natsangany Josoa teo Jordana, teo amin' ilay nijoroan' ny tongotry ny mpisorona izay nitondra ny fiaran' ny fanekena; ary mbola ao hiany ireny mandraka andro any.

10 Fa ny mpisorona izay nitondra ny fiara nijanona teo afovoany Jordana mandra-pahavitan' ny zavatra rehetra izay nandidiany Jehovah any Josoa holazaina amy ny olona, araka izay rehetra nandidiany Mosesy any Josoa; dia nita faingana ny olona. 11 Ary rehefa tafita avokoa ny olona rehetra, dia nita koa ny fiarany Jehovah sy ireo mpisorona teo anoloan' ny olona.

12 Ary ny taranaky Robena sy ny taranaky Gada ary ny antsasaky ny fireneny Manase dia samy efa voaomana hiady ka nita teo alohan' ny Zanak' Isiraely koa, araka izay efa nolazainy Mosesy taminy. 13 Tokony ho lehilahy efatra alina efa voaomana hiady no nita teo anatrehany Jehovah hanafika, ho eo amy ny tani-hay [1] any Jeriko.

14 Tamin' izany andro izany no nanandratany Jehovah any Josoa teo imason' ny Isiraely rehetra; ka dia natahotra azy ny olona, tahaka ny efa natahorany any Mosesy, tamy ny andro rehetra niainany.

15 Ary Jehovah niteny taminy Josoa ka nanao hoe: 16 Mandidia ny mpisorona izay mitondra ny fiaran' ny Vavolombelona [2] hiakatra hiala eo Jordana. 17 Dia nandidy ny mpisorona Josoa ka nanao hoe: Miakara hiala eo Jordana hianareo. 18 Ary rehefa niakatra niala teo afovoany Jordana ka nanainga ny faladiany ho eo amy ny tanety ireo mpisorona izay nitondra ny fiaran' ny fanekeny Jehovah ireo, dia avy indray ny rano Jordana nankamy ny fitoerany ka nihoatra ny morony rehetra tahaka ny teo aloha hiany.

19 Ary ny olona niakatra niala teo Jordana tamy ny andro fahafolo tamy ny volana voalohany ka nitoby tany Gilgala, teo amy ny sisin-tany atsinanany Jeriko.

20 Ary ireny vato roa amby ny

---

[1] *Heb.* Araba.

[2] *Dia ny Didy Folo.*

folo nalainy teo Jordana ireny dia
natsangany Josoa tany Gilgala. 21
Dia niteny tamy ny Zanak' Isiraely
izy ka nanao hoe: Raha manontany
ny rainy ny taranakareo any amy
ny andro ho avy hoe: Inona no
anton' ireo vato ireo? 22 dia ham-
baranareo aminy hoe: Tamy ny
tany maina no nitan' ny Isiraely ity
Jordana ity. 23 Fa nataony Jeho-
vah Andriamanitrareo maina ny
falehan' ny rano Jordana teo anolo-
anareo mandra-pitanareo, dia tahaka
ny nataony Jehovah Andriamani-
trareo tamy ny Ranomasina Mena,
izay nataony maina teo anoloantsika
mandra-pitantsika, 24 mba ho fanta-
try ny firenena rehetra ambonin' ny
tany fa mahery ny tànany Jehovah,
ary mba hatahorany any Jehovah
Andriamanitrareo mandrakizay.

V. Ary ny mpanjaka rehetra amy
ny Amorita any an-dafy andre-
fany Jordana sy ny mpanjaka rehe-
tra tamy ny Kananita any amoron'
ny ranomasina, rehefa nandre ny
nanamainany Jehovah ny rano Jor-
dana teo anoloan' ny Zanak' Isiraely
mandra-pitany,[1] dia ketraka ny fony,
ka very hevitra izy noho ny tahony
ny Zanak' Isiraely.

*Ny namorana ny olona izay nateraka tany an-efitra, sy ny nitandremany ny Paska, ary ny nitsaharan' ny mana.*

2 TAMIN' izany andro izany no
nilazany Jehovah taminy
Josoa hoe: Manaova fiharatra vato
ho anao, ka atombohy indray ny
famorana ny Zanak' Isiraely. 3 Dia
nanao fiharatra vato ho azy Josoa
ka namora ny Zanak' Isiraely teo
an-kavoana Haralota.
4 Ary izao no anton' ny namorany
Josoa azy: Ny lehilahy rehetra izay
nivoaka avy tany Egypta, dia ny
mpanafika rehetra, samy maty tany
an-efitra teny an-dàlana, tamin' izy
efa nivoaka avy tany Egypta. 5
Ary voafora ny lehilahy rehetra izay
nivoaka; fa ny lehilahy rehetra
nateraka teny an-dàlana tany an-
efitra, tamin' izy efa nivoaka avy
tany Egypta, dia tsy mbola voafora
kosa. 6 Fa efa-polo taona no nan-
dehanan' ny Zanak' Isiraely tany
an-efitra, mandra-pahalany ritran'
ny olona rehetra, dia ny mpanafika
izay nivoaka avy tany Egypta, satria
tsy nihaino ny feony Jehovah izy;
dia ireo no nianianany Jehovah fa
tsy havelany hahita ny tany izay
nianianany Jehovah tamy ny razana
homeny antsika, dia tany tondra-
dronono sy tantely. 7 Ary ny zana-
ny no natsangany handimby azy,
ka ireo no noforany Josoa; fa tsy
mbola voafora ireo, satria tsy nofo-
rana teny an-dàlana. 8 Ary rehefa
noforana ny lehilahy rehetra, dia
nitoetra tao amy ny fitoerany tany
an-toby izy mandra-pahasitrany.
9 Dia hoy Jehovah taminy Josoa:
Andro any no nanakodiavako ny
fandatsany Egypta ho afaka amina-
reo. Ary ny anaran' izany tany
izany dia nataony hoe Gilgala[2]
mandraka andro any.
10 Ary ny Zanak' Isiraely nitoby
tany Gilgala ka nitandrina ny Paska
tamy ny harivan' ny andro fahe-
fatra amby ny folo tamy ny volana,
teo amy ny tani-hay any Jeriko.
11 Ary nony ampitson' ny Paska,
dia nihinana ny vokatry ny tany
izy tamin' izany andro izany indrin-
dra, dia mofo tsy misy masirasira
sy lango. 12 Ary nitsahatra ny
mana tamin' iny andro ampitso iny,
dia tamy ny nihinanany ny vokatry
ny tany, ka tsy nisy mana ho any
ny Zanak' Isiraely intsony; fa nihi-
nana ny vokatry ny tany Kanana
izy tamin' izany taona izany.

[1] *Na:* [mandra-pitantsika.]

[2] Gilgala = Fanakodiavana.

*Ny nisehoan' ny Komandin' ny miaramilany Jehovah taminy Josoa, sy ny nahafahan' ny Isiraely any Jeriko.*

13 ARY nony teo akaikiny Jeriko
Josoa, dia nanopy ny maso-
ny izy ka nijery, ary, indro, nisy
lehilahy nitsangana tandrifiny, ka
ny sabany voatsoaka dia teny an-
tànany; ary nanatona Azy Josoa
ka nanao taminy hoe: Namanay va
Hianao, sa naman' ny fahavalonay?
14 Dia hoy Izy: Tsia; fa Izaho dia
Komandin' ny miaramilany Jehovah
ka tonga atỳ ankehitriny. Dia
niankohoka tamy ny tany Josoa ka
nanao taminy hoe: Inona no hola-
zainao amy ny mpanomponao, tom-
pokolahy?
15 Dia hoy Ilay Komandin' ny
miaramilany Jehovah taminy Josoa:
Esory amy ny tongotrao ny kapanao;
fa masina io tany ijanonanao io.
Dia nataony Josoa izany.
VI. Ary nihidy mafy Jeriko tamin'
izany noho ny Zanak' Isiraely:
tsy nisy nivoaka, ary tsy nisy
niditra.
2 Ary hoy Jehovah taminy Josoa:
Indro, efa natolotro eo an-tànanao
Jeriko sy ny mpanjakany mbamy
ny lehilahy mahery. 3 Koa man-
dehana manodidina ny tanàna indray
mandeha hianareo mpanafika rehe-
tra; henemana no hanaovanao izany.
4 Ary asio mpisorona fito mitondra
anjomara fito mafy faneno eo alohan'
ny fiara; ary amy ny andro fahafito
dia hodidino impito ny tanàna, ary
aoka ny mpisorona hitsoka ny anjo-
mara. 5 Ary raha manao feo lavareny
ny anjomara mafy faneno, ka renareo
ny feon' ny anjomara, dia hanakora
mafy ny vahoaka rehetra; ka dia
hirodana amin' izay ny màndan' ny
tanàna, ary hiakatra samy hizotra
amin' izay hitsiny avy ny olona.
6 Dia niantso ny mpisorona Josoa,
zanaky Nona, ka nanao taminy hoe:
Ento ny fiaran' ny fanekena, ary
asio mpisorona fito mitondra anjo-
mara fito mafy faneno eo alohan' ny
fiarany Jehovah. 7 Dia hoy izy
tamy ny vahoaka: Mandehana, ka
manodidìna ny tanàna, ary aoka ny
olona efa voaomana hiady handeha
eo alohan' ny fiarany Jehovah.
8 Ary rehefa niteny tamy ny
vahoaka Josoa, dia nandeha ireo
mpisorona fito nitondra ny anjomara
fito mafy faneno teo alohany Jehovah
ka nitsoka ny anjomara; ary ny
fiaran' ny fanekeny Jehovah nana-
raka azy. 9 Ary ny olona efa
voaomana hiady dia nandeha teo
alohan' ny mpisorona izay nitsoka
ny anjomara, ary ny vodi-làlana
nanaraka ny fiara; ary notsofina
teny am-pandehanana ny anjomara.
10 Ary ny vahoaka efa norarany
Josoa hoe: Aza manakora na ma-
moaka feo na miloa-bava akory aza
mandra-pahatongan' ny andro hanao-
vako aminareo hoe: Manakorà! dia
vao amin' izay hianareo no hana-
kora. 11 Ary nanodidina ny tanàna
indray mandeha ny fiarany Jehovah;
dia nankany an-toby ny olona ka
nitoetra tany.
12 Dia nifoha maraina koa Josoa,
ary ny mpisorona nitondra ny fiara-
ny Jehovah. 13 Ary ny mpisorona
fito izay nitondra ny anjomara fito
mafy faneno teo alohan' ny fiarany
Jehovah dia nandeha mandrakariva
ka nitsoka ny anjomara; ary ny
olona efa voaomana hiady dia nan-
deha teo alohany; ary ny vodi-làlana
kosa dia nanaraka ny fiarany Je-
hovah; ary notsofina teny am-
pandehanana ny anjomara. 14 Dia
nanodidina ny tanàna indray man-
deha koa izy tamy ny andro faharoa
ka niverina tany an-toby; hene-
mana no nanaovany toy izany.
15 Ary tamy ny andro fahafito
dia nifoha maraina koa izy, raha
mbola nazavaratsy ny andro, ka
nanodidina ny tanàna impito toy
ny nataony teo,—nefa tamin' izany
andro izany hiany no nanodidina ny
tanàna impito izy. 16 Ary tamy
ny nandehanany fanimpitony, raha

nitsoka ny anjomara ny mpisorona,
dia hoy Josoa tamy ny vahoaka:
Manakorà! fa efa nomeny Jehovah
anareo ny tanàna. 17 Dia hatolotra
ho any Jehovah ho zavatra voao-
zona[1] ny tanàna sy izay rehetra ao;
fa Rahaba janga hiany no hovelo-
mina, dia izy sy izay rehetra ao
aminy ao an-trano, satria nanafina
ny iratsika izy. 18 Kanefa mitan-
drema kosa hianareo ny amy ny
zavatra voaozona, fandrao manolotra
zavatra ho voaozona hianareo, nefa
maka amy ny zavatra voaozona kosa,
ka mahatonga ny tobin' ny Isiraely
ho voaozona ary mampidi-doza ami-
ny. 19 Fa ny volafotsy sy ny
volamena rehetra ary ny fanaka
varahina sy vy dia masina ho any
Jehovah; hatao ao amy ny rakitry
Jehovah izany.

20 Dia nanakora ny olona, ary
notsofina ny anjomara; ary nony
ren' ny vahoaka ny feon' ny anjo-
mara, dia nanakora mafy izy, ka
nirodana tamin' izay ny mànda, ary
niakatra tao an-tanàna samy nizotra
tamin' izay hitsiny avy ny olona,
ka afaka ny tanàna. 21 Ary narin-
gany[2] tamy ny lelan-tsabatra izay
rehetra tao an-tanàna, na lehilahy
na vehivavy, na tanora na antitra,
na omby, na ondry aman-osy, na
boriky.

22 Ary izy roa lahy izay efa
nisafo ny tany dia efa nilazany Josoa
hoe: Mankanesa ao amy ny tranon'
ilay vehivavy janga, ka ento mivoa-
ka ravehivavy sy ny havany rehetra
ary izay mety ho azy, araka izay
nianiananareo taminy. 23 Dia nan-
kao ireo zatovo nisafo ireo ka niton-
dra an-dRahaba nivoaka sy ny rainy
aman-dreniny sy ny anadahiny ary
ny havany rehetra mbamin' izay
nety ho azy; dia nitondra ny mpi-
anakaviny rehetra nivoaka izy ka
nametraka azy teo ivelan' ny tobin'
ny Isiraely.

24 Ary ny tanàna sy izay rehetra
tao dia nodorany tamy ny afo,—nefa
ny volafotsy sy ny volamena ary ny
fanaka varahina sy vy dia nataony
tao amy ny rakitry ny tranony Je-
hovah.

25 Fa Rahaba janga sy ny anko-
honan' ny rainy sy ny havany re-
hetra mbamin' izay nety ho azy dia
novelominy Josoa, ary mitoetra eo
amy ny Isiraely mandraka andro
any ravehivavy, satria nanafina ny
iraka izay efa nirahiny Josoa hisafo
any Jeriko izy.

26 Dia nilaza fanozonana Josoa
tamin' izany andro izany ka nanao
hoe: Ho voaozona eo anatrehany Je-
hovah izay olona mitsangana mano-
rina ity tanàna Jeriko ity indray:
*ny ain'* ny lahimatoany no ho sazin'
ny hanorenany ny fanambaniny, ary
*ny ain'* ny faralahiny no ho sazin'
ny hananganany ny vavahadiny.

27 Ary Jehovah nomba any
Josoa, ka niely tamy ny tany re-
hetra ny lazany.

*Ny fahotany Akana sy ny namono-
ana azy.*

VII. FA ny Zanak' Isiraely nan-
dika ny didy ny amy ny
zavatra voaozona;[1] fa Akana, za-
naky Karmy, zanaky Zabdy, zanaky
Zera, avy tamy ny fireneny Joda,
naka tamy ny zavatra efa voaozona,
ka dia nirehitra tamy ny Zanak'
Isiraely ny fahatezerany Jehovah.

2 Ary Josoa naniraka olona hiala
tany Jeriko hankany Ay, izay eo
anilany Betavena, atsinanany Be-
tela, ka niteny taminy hoe: Mia-
kara, ka safoy ny tany. Dia nia-
katra ny olona ka nisafo any Ay.
3 Ary niverina tany aminy Josoa
izy ireo ka nanao taminy hoe: Aoka
tsy hiakatra avokoa ny vahoaka
rehetra; fa olona tokony ho roa
arivo na telo arivo no aoka hiakatra
hamely any Ay; aza manasatra ny
vahoaka rehetra hankany, fa vitsy
hiany izy.

[1] *Heb.* herema; *izahao Lev.* xxvii. 28. [2] *Heb.* nataony herema.

4 Dia niakatra nankany ny olona
sasany, tokony ho telo arivo lahy;
kanjo nandositra teo anoloan' ny
mponina tao Ay ireo. 5 Dia naha-
faty tokony ho enina amby telo-
polo lahy ny mponina tao Ay sady
nanenjika azy teo anoloan' ny vava-
hady ka hatrany Sebarima izy ary
namely azy teny am-pidinana; dia
ketraka ny fon' ny vahoaka ka tonga
tahaka ny rano.

6 Dia notriariny Josoa ny fita-
fiany, ka niankohoka tamy ny tany
teo anoloan' ny fiarany Jehovah
mandra-paharivan' ny andro izy sy
ny loholon' ny Isiraely, sady nasiany
vovoka ny lohany. 7 Ary hoy
Josoa: Indrisy, Jehovah Tompo ô!
nahoana no nampita ity firenena ity
foana teo Jordana hianao, hanolo-
ranao anay eo an-tànan' ny Amorita
handringanana anay? Inay anie
izahay mba nety nitoetra tany an-
dafiny Jordana hiany! 8 Indrisy,
Tompo ô! inona intsony no hola-
zaiko, fa ny Isiraely efa niamboho
teo anoloan' ny fahavalony? 9 Ary
ho ren' ny Kananita sy ny mponina
rehetra amy ny tany izany, dia
hanodidina anay izy ka hamono ny
anaranay tsy ho eo amy ny tany in-
tsony; ary hataonao ahoana ny
anaranao lehibe?

10 Dia hoy Jehovah taminy Jo-
soa: Mitsangàna; nahoana no mian-
kohoka toy izao hianao? 11 Efa
nanota ny Isiraely ka nivadika ny
fanekeko izay nandidiako azy; fa
efa naka tamy ny zavatra voaozona[1]
izy, sady nangalatra sy namitaka
koa, ka nataony ao amy ny entany.
12 Koa tsy mahajanona eo anoloan'
ny fahavalony ny Zanak' Isiraely;
miamboho eo anoloan' ny fahavalony
izy, satria tonga voaozona. Tsy
homba anareo intsony Aho, raha
tsy holevonina tsy ho eo aminareo ny
zavatra efa voaozona. 13 Mitsan-
gàna, manamasìna ny vahoaka, ka
lazao hoe: Manamasìna ny tenanareo
mandra-pahamaraina; fa izao no
lazainy Jehovah, Andriamanitry ny
Isiraely: Eo aminao misy zavatra
efa voaozona, ry Isiraely ô; koa tsy
mahajanona eo anoloan' ny fahava-
lonao hianao mandra-panaisotrareo
ny zavatra efa voaozona tsy ho eo
aminareo intsony. 14 Dia ham-
panatonina hianareo raha maraina
araka ny firenenareo avy; koa ny
firenena izay tanany Jehovah dia
hanatona isam-pokony; ary ny foko
izay tanany Jehovah dia hanatona
indray isam-pianakaviana; ary ny
fianakaviana izay tanany Jehovah
dia hanatona indray isam-batan'
olona. 15 Koa izay azo mitana ny
zavatra voaozona, dia hodorana amy
ny afo izy mbamin' izay rehetra
mety ho azy, satria nivadika ny fane-
keny Jehovah izy ka nanao izay
fady indrindra[2] teo amy ny Isiraely.

16 Dia nifoha maraina koa Josoa
ka nampanatona ny Isiraely araka
ny fireneny avy; ary ny fireneny
Joda no notanana. 17 Dia nitondra
ireo fokony Joda izy; ka ny fiana-
kaviany Zera no notanana; dia nam-
panatona ny fianakaviany Zera in-
dray isam-batan' olona izy, ka Zabdy
no notanana; 18 dia nampanatona
ny ankohonany araka ny olona
tsirairay izy; dia Akana, zanaky
Karmy, zanaky Zabdy, zanaky Zera,
avy tamy ny fireneny Joda, no nota-
nana.

19 Dia hoy Josoa taminy Akana:
Anaka, masìna hianao, omeo vonina-
hitra Jehovah, Andriamanitry ny
Isiraely, ka mitsora aminy;[3] ary
lazao amiko ankehitriny izay natao-
nao; aza afeninao ahy izany.

20 Ary Akana namaly any Josoa
ka nanao hoe: Eny tokoa, izaho
no nanota taminy Jehovah, Andria-
manitry ny Isiraely, ary izao ka
izao no nataoko: 21 Nahita kapôty
tsara avy any Babylona aho sy
sekely volafotsy roan-jato ary anja-
bolamena, lanjan-tsekely dimam-polo,

[1] *Heb.* herema; *izahao Lev.* xxvii. 28. [2] *Heb.* fahadalana. [3] *Na:* miderà Azy.

tamy ny babo, dia nitsiriritra ireny
aho ka naka; ary, indreo, voàfina ao
ambanin' ny tany ao amy ny laiko
ireny, ary ny volafotsy ao ambaniny.
22 Dia naniraka olona Josoa, ka
nihazakazaka nankany amy ny lay
ireo, ary, indro, voàfina tao anatin' ny
lainy ny zavatra, ary ny volafotsy
tao ambaniny. 23 Dia nalainy avy
tao amy ny lay ireny ka nentiny teo
aminy Josoa sy ny Zanak' Isiraely
rehetra, ary napetrany teo anatre-
hany Jehovah.
24 Dia nalainy Josoa sy ny Isi-
raely rehetra Akana, zanaky Zera,
ary ny volafotsy sy ny kapôty sy ny
anja-bolamena ary ny zanani-lahy sy
ny zanani-vavy ary ny ombiny sy
ny borikiny sy ny ondriny aman-
osiny ary ny lainy mbamin' izay
rehetra nety ho azy; dia nentiny ho
ao an-dohasaha Akora ireny. 25
Ary hoy Josoa: Adray ny loza
nampidirinao taminay! Mba haha-
tonga loza aminao kosa Jehovah anio.
Dia nitora-bato azy ny Isiraely re-
hetra ary nandoro ireny tamy ny afo
sady nanangom-bato teo amboniny.
26 Dia nanao antontam-bato lehibe
hanarona azy mandraka andro any
izy. Ary Jehovah dia nionona tamy
ny fahatezerany mirehitra.
Izany no nanaovana ny anaran'
izany tany izany mandraka andro
any hoe Lohasaha Akora.[1]

*Ny nahafahan' ny Isiraely any Ay sy Betela.*

VIII. DIA hoy Jehovah taminy
Josoa: Aza matahotra
na mivadi-po hianao, ento miaraka
aminao ny vahoaka rehetra mpana-
fika, ka miaingà, iakaro Ay; indro,
efa natolotro eo an-tànanao ny mpan-
jakany Ay mbamy ny vahoakany sy
ny tanànany ary ny taniny. 2 Dia
tahaka ny nataonao taminy Jeriko
sy ny mpanjakany no hataonao koa
aminy Ay sy ny mpanjakany; nefa
ny fananana rehetra sy ny biby
fiompy ao dia halainareo ho babo ho
anareo hiany; asio otrika eo an-
koatry ny tanàna.
3 Dia niainga Josoa sy ny mpa-
nafika rehetra hiakatra any Ay, ary
nifidy lehilahy mahery telo alina
Josoa ka nandefa ireo tamy ny alina.
4 Dia nandidy azy izy ka nanao hoe:
Indro, hianareo hanotrika eo ivohon'
ny tanàna hamely azy, ka aza mana-
lavitra azy loatra, fa miomàna hia-
nareo rehetra. 5 Ary izaho sy ny
vahoaka rehetra izay miaraka amiko
kosa dia hanatona ny tanàna; ary
rehefa mivoaka hamely anay tahaka
ny teo ny olona, dia handositra eo
anoloany izahay. 6 Dia hivoaka
hanenjika anay izy mandra-pitarikay
azy hiala ao an-tanàna; fa izy hanao
hoe: Mandositra eo anoloantsika
tahaka ny teo izy; dia hanao tari-
dositra eo anoloany izahay. 7 Ary
dia hiroatra avy ao amy ny fanotre-
hana kosa hianareo, ka ho azonareo
ny tanàna; fa hatolotry Jehovah
Andriamanitrareo eo an-tànanareo
izy. 8 Ary rehefa afakareo ny
tanàna, dia dory amy ny afo; araka
ny didiny Jehovah no hataonareo;
indro, efa nandidy anareo aho.
9 Dia nampandehaniny Josoa izy
ireo, ary nandeha hanotrika ka nitoe-
tra teo andrefany Ay, teo anelane-
lany Betela sy Ay; fa Josoa kosa
nitoetra teo amy ny vahoaka hiany
tamin' izany alina izany.
10 Dia nifoha maraina koa Josoa
ka nandamina ny vahoaka, ary nia-
katra teo alohan' ny vahoaka han-
kany Ay izy sy ny loholon' ny Isi-
raely. 11 Ary ny vahoaka rehetra
mpanafika, izay niaraka taminy Jo-
soa, dia niakatra ka nanakaiky sy
nanandrify ny tanàna; ary nitoby
teo avaratry Ay izy, ka ny lohasaha
no teo anelanelan' izy sy Ay. 12
Dia naka olona tokony ho dimy
arivo lahy izy ka nampanotrika azy
teo anelanelany Betela sy Ay, an-
drefan' ny tanàna. 13 Ary rehefa

[1] Akora = Fampidiran-doza.

voalahatry ny vahoaka ny toby re-
hetra izay teo avaratry ny tanàna
sy ny otrika teo andrefan' ny
tanàna, dia nandeha nankeo amy ny
lohasaha Josoa tamin' izany alina
izany.
14 Ary rehefa hitan' ny mpanja-
kany Ay izany, dia nifoha maraina
koa ny olona tao an-tanàna ka ni-
voaka faingana hiady tamy ny Isi-
raely, teo amy ny tany[1] nifamotoa-
nany tandrifin' ny tani-hay, dia ny
mpanjaka sy ny vahoakany; fa tsy
fantany ho nisy otrika hamely azy
tao ankoatry ny tanàna. 15 Ary
Josoa sy ny Isiraely rehetra nody
resy teo anoloany ka nanao tari-
dositra tamy ny làlana mankany
an-efitra. 16 Dia nifampiantso
hanenjika azy ny vahoaka rehetra
izay tao an-tanàna; ary nanenjika
any Josoa izy, ka dia voatarika ho
tafavoaka ny tanàna. 17 Ary tsy
nisy lehilahy sisa, na tao Ay na tao
Betela, izay tsy nivoaka hanenjika
ny Isiraely; ary nilaozany mbola
nivoha ny tanàna, ka lasa nanenjika
ny Isiraely izy.
18 Ary hoy Jehovah taminy Jo-
soa: Atondroy any Ay ny lefona
izay eny an-tànanao; fa hatolotro
eo an-tànanao Ay. Dia natondrony
Josoa ny tanàna ny lefona izay teny
an-tànany. 19 Dia niroatra fain-
gana ny otrika avy tao amy ny
nitoerany ka nihazakazaka, raha vao
natondrony ny tànany; dia niditra
tao an-tanàna izy ka nahafaka azy
ary nandoro azy faingana tamy ny
afo. 20 Ary niherika ny mponina
tao Ay, ka hitany fa, indro, ny
setroky ny tanàna niakatra ho any
an-danitra, sady tsy nisy handosi-
rany akory, na ho etỳ, no ho erỳ;
fa ny Isiraely izay nanao tari-dositra
ho any an-efitra dia nifotitra namely
ny mpanenjika kosa.
21 Fa rehefa hitany Josoa sy ny
Isiraely rehetra fa efa azon' ny
otrika ny tanàna, ka niakatra ny
setroky ny tanàna, dia nifotitra izy
ka namely ny mponina tao Ay. 22
Ary ireo tao an-tanàna nivoaka
hamely azy, ka dia latsaka teo
afovoan' ny Isiraely ny olona, fa
ny Isiraely sasany teo an-daniny
iray, ary ny sasany teo an-daniny
iray koa; dia nifandafaran' ny
Isiraely teo izy, ka tsy nasiany nian-
gana na dia iray akory aza. 23
Ary ny mpanjakany Ay nataony
sambobelona ka nentiny teo aminy
Josoa.
24 Ary rehefa namono ny mpo-
nina rehetra tao Ay tany an-
tsaha ny Isiraely, dia tany amy ny
efitra nanenjehany azy, ka lavo tamy
ny lelan-tsabatra avokoa izy rehetra
mandra-pahalany ritrany, dia nive-
rina tany Ay ny Isiraely rehetra ka
namely azy tamy ny lelan-tsabatra.
25 Ary izay rehetra maty tamin'
izany andro izany, na lehilahy na
vehivavy, dia roa arivo amby iray
alina, dia ny mponina rehetra tao
Ay. 26 Ary Josoa tsy nampihe-
motra ny tànany izay nanondro tamy
ny lefona mandra-pandringana[2] ny
mponina rehetra tao Ay. 27 Nefa
ny biby fiompy mbamy ny fananana
rehetra tao amin' izany tanàna
izany dia nalain' ny Isiraely ho
babony hiany, araka ny teniny Je-
hovah izay nandidiany any Josoa.
28 Ary Ay dia nodorany Josoa
ka nofoanany ho tanànaolo mandra-
kizay, *dia toy izany* mandraka an-
dro any izy. 29 Ary ny mpanja-
kany Ay nahantony tamy ny hazo
mandra-paharivan' ny andro; ary
rehefa tokony ho maty masoandro,
dia nasainy Josoa nesorina tamy ny
hazo ny fatiny ka nariana teo ano-
loan' ny vavahadin' ny tanàna ary
notsindriany antontam-bato avo
mandraka andro any.

[1] *Na:* fotoana.
[2] *Heb.* herema.

*Ny nanoratany Josoa ny dikan' ny lalàna tamy ny vato, sy ny namakiana ny fitahiana sy ny fanozonana teo an-tendrombohitra Gerizima sy Ebala.*

30 ARY tamin' izany Josoa dia nanorina alitara tao an-
tendrombohitra Ebala ho any Jeho-
vah, Andriamanitry ny Isiraely, 31
araka izay nandidiany Mosesy, mpa-
nompony Jehovah, ny Zanak' Isira-
ely, dia araka ny voasoratra eo amy
ny bokin' ny lalàny Mosesy, dia
alitara vato tsy voavoatra, izay tsy
nopehim-by; ary dia nanatitra fana-
titra odorana teo amboniny ho any
Jehovah izy sady namono zavatra
hatao fanati-pihavanana. 32 Dia
nosoratany teo amy ny vato ny
dikan' ny lalàny Mosesy, izay efa
nosoratany teo anatrehan' ny Zanak'
Isiraely.
33 Ary ny Isiraely rehetra sy ny
loholony sy ny mpifehy azy ary ny
mpitsara azy dia nitsangana teo an-
daniny roa amy ny fiara, teo anatre-
han' ny Levita mpisorona, izay
nitondra ny fiaran' ny fanekeny
Jehovah, na olona hafa firenena, na
Isiraely: ny antsasany nanandrify
ny tendrombohitra Gerizima, ary
ny antsasany nanandrify ny ten-
drombohitra Ebala, araka izay efa
nandidiany Mosesy, mpanompony
Jehovah, fahiny, mba hitso-drano
ny olona Isiraely.
34 Ary rehefa afaka izany, dia
namaky ny tenin' ny lalàna rehetra
izy, dia ny fitahiana sy ny fanozo-
nana, araka izay rehetra voasoratra
eo amy ny bokin' ny lalàna. 35
Tsy nisy teny tamin' izay rehetra
nandidiany Mosesy, izay tsy nova-
kiny Josoa teo anatrehan' ny fiango-
nana, dia ny Isiraely rehetra, mbamy
ny vehivavy sy ny ankizy madinika
ary ny vahiny izay teo aminy.

*Ny hafetsena nataon' ny Gibeonita mba tsy handringanana azy.*

IX. ARY rehefa nandre izany ny mpanjaka rehetra izay ety
an-dafiny Jordana, na ny tany amy
ny tany havoana, na ny tany amy
ny tany lemaka amoron-tsiraka,[1] na
ny tany amoron' ny ranomasina
lehibe tandrifiny Libanona, dia ny
Hetita, ny Amorita, ny Kananita,
ny Perizita, ny Hivita ary ny Jebo-
sita, 2 dia niray hina niangona
hiady aminy Josoa sy ny Isiraely
izy.
3 Ary ny mponina tao Gibeona
nahare izay nanaovany Josoa any
Jeriko sy Ay, 4 dia nanao hafetsena
kosa izy ka nandeha, ary nody ho
iraka[2] ka nitondra lasaka tonta
nasampiny teo amy ny borikiny sy
siny hoditra tonta sady triatra ka
nofehipehezina nasiany divay, 5 ary
kapa tonta sady nitampintampina
teo amy ny tongony, ary lamba
tonta notafiny; ary efa maina sy
bobongolo[3] ny mofo rehetra izay
vatsiny. 6 Dia nankany aminy
Josoa teo an-toby tany Gilgala izy
ireo ka niteny taminy sy tamy ny
Isiraelita nanao hoe: Avy any an-
tany lavitra izahay; koa ankehitriny
mba manaova fanekena aminay hia-
nareo.
7 Ary hoy ny Isiraelita tamin'
ireo Hivita ireo: Angamba mponina
ato aminay hiany hianareo, ka ha-
taonay ahoana no fanao fanekena
aminareo? 8 Fa hoy izy taminy
Josoa: Mpanomponao izahay.
Ary hoy Josoa taminy: Iza moa
hianareo, ary avy aiza? 9 Dia hoy
izy ireo taminy: Avy tany an-tany
lavitra indrindra izahay mpanompo-
nao noho ny anarany Jehovah An-
driamanitrao; fa efa renay ny lazany
sy izay rehetra nataony tany Egypta
10 ary izay rehetra nataony tamy
ny mpanjaka roa tamy ny Amorita,
izay tany an-dafiny Jordana, dia

[1] *Heb.* Sefela. [2] *Na:* nitondra vatsy. [3] *Na:* torotoro.

Sihona, mpanjakany Hesbona, sy
Oga, mpanjakany Basana, izay tany
Astarta. 11 Dia niteny taminay
ny loholonay sy ny mponina rehetra
amy ny taninay ka nanao hoe:
Mitondrà vatsy eny an-tànanareo
ho any amy ny haleha, dia mandehana
hitsena azy, ka lazao aminy
hoe: Mpanomponao izahay; koa
ankehitriny manaova fanekena aminay.
12 Itony mofonay itony dia
vao mafana no nalainay tany antranonay
ho vatsy tamy ny andro
nivoahanay hankaty aminareo; fa
ankehitriny, indro, efa maina sy
bobongolo [1] izy; 13 ary vaovao
ireto siny hoditra misy divay ireto
izay nofenoinay; fa, indreo, efa triatra
izy; ary efa rovitra ireto lambanay
sy kapanay ireto noho ny
halavitry ny naleha.

14 Ary nangalan' ny olona ny
vatsin' ireo, nefa tsy nanontany
tamy ny vavany Jehovah izy. 15
Ary Josoa dia nanao fihavanana
taminy ka nanao fanekena taminy
mba tsy hamono azy; ary ny lohan'
ny fiangonana koa dia nianiana
taminy.

16 Ary nony efa afaka hateloana
no nanaovany fanekena taminy, dia
reny fa mifanakaiky aminy hiany
ireo sady mitoetra eo aminy. 17
Dia niainga ny Zanak' Isiraely ka
tonga tany an-tanànan' ireo tamy
ny andro fahatelo. Ary Gibeona sy
Kefira sy Berota ary Kiriata-jearima
no tanànany. 18 Fa tsy namely
azy ny Zanak' Isiraely, satria Jehovah,
Andriamanitry ny Isiraely, no
efa nianianan' ny lohan' ny fiangonana
taminy.

Dia nimonomonona tamin' ireo
loholona ny fiangonana rehetra. 19
Fa hoy ny loholona rehetra tamy ny
fiangonana rehetra: Jehovah, Andriamanitry
ny Isiraely, no efa nianiananay
taminy; koa ankehitriny
tsy mahazo mamely azy isika. 20
Fa izao no hataontsika aminy: Havelantsika
ho velona hiany izy, fandrao
hisy fahatezerana mahatratra
antsika noho ny fianianana nataontsika
taminy. 21 Ary hoy koa ny
loholona taminy: Aoka hiany ho
velona izy. Dia tonga mpikapa
hazo sy mpantsaka rano ho any ny
fiangonana rehetra izy araka ny
teny nataon' ny loholona taminy.

22 Dia niantso azy ireo Josoa ka
nanao taminy hoe: Nahoana no
namitaka anay hianareo ka nanao
hoe: Lavitra anareo indrindra izahay,
kanjo eto aminay hiany no
onenanareo? 23 Koa ankehitriny
voaozona hianareo, ary tsy hisy ho
afaka, fa ho andevo sy ho mpikapa
hazo ary ho mpantsaka rano ho any
ny tranon' Andriamanitro hianareo.

24 Dia namaly any Josoa izy ireo
ka nanao hoe: Satria nambara tokoa
taminay mpanomponao fa Jehovah
Andriamanitrao efa nandidy any
Mosesy mpanompony hanome anareo
ny tany rehetra sy handringana ny
mponina rehetra amy ny tany eo
anoloanareo, ary natahotra ny ho
faty izahay noho ny aminareo, ka
dia nanao izany zavatra izany; 25
koa ankehitriny, indreto, eto antànanao
izahay, koa araka izay
ataonao ho tsara sy marina hatao
aminay dia ataovy.

26 Dia nanao izany taminy izy
ka namonjy azy tamy ny tànan' ny
Zanak' Isiraely, mba tsy hahafaty
azy ireo. 27 Dia natolotry Josoa
tamin' izany andro izany ireo ho
mpikapa hazo sy ho mpantsaka rano
ho any ny fiangonana sy ho any ny
alitarany Jehovah mandraka andro
any, eo amy ny tany izay hofidiny.

*Ny nandresen' ny Isiraely ny mpanjaka dimy lahy, sy ny nahazoany any Kanana Atsimo rehetra.*

X ARY rehefa reny Adoni-zedeka,
mpanjakany Jerosalema, fa
afaky Josoa Ay ka noravany [2] (fa
araka izay nataony taminy Jeriko

[1] *Na:* torotoro. [2] *Heb.* nataony herema.

sy ny mpanjakany no nataony tami-
ny Ay sy ny mpanjakany), sady
nanao fihavanana tamy ny Isiraely
ny mponina tany Gibeona ka tomoe-
tra eo aminy, 2 dia raiki-tahotra
indrindra izy, satria tanàna lehibe
Gibeona, tahaka ny anankiray amy
ny tanàna misy andriana, sady lehibe
noho Ay, ary nahery ny lehilahy
rehetra teo.

3 Dia naniraka olona Adoni-
zedeka, mpanjakany Jerosalema, ho
any aminy Hohama, mpanjakany
Hebrona, sy Pirama, mpanjakany
Jarmota, sy Jafia, mpanjakany La-
kisy, ary Debira, mpanjakany Eglo-
na, ka nanao hoe: 4 Miakara atỳ
amiko, ka manampia ahy, hamele-
zantsika any Gibeona; fa efa nanao
fihavanana taminy Josoa sy ny
Zanak' Isiraely izy. 5 Dia niangona
ireo mpanjaka dimy tamy ny Amo-
rita ireo, dia ny mpanjakany Jerosa-
lema, ny mpanjakany Hebrona, ny
mpanjakany Jarmota, ny mpanjaka-
ny Lakisy, ary ny mpanjakany
Eglona, ka niakatra izy sy ny miara-
milany rehetra, ary nitoby tandrifiny
Gibeona ka namely azy.

6 Ary ny mponina tao Gibeona
dia naniraka olona ho any aminy
Josoa teo an-toby tany Gilgala hanao
hoe: Aza mampiketraka ny tànanao
tsy hamonjy ny mpanomponao; mia-
kara faingana ho atỳ aminay, ary
vonjeo sy ampio izahay; fa miangona
hamely anay ny mpanjaka rehetra
amy ny Amorita izay monina any
amy ny tany havoana. 7 Dia nia-
katra niala tany Gilgala Josoa sy
ny mpanafika rehetra teo aminy, dia
ny lehilahy mahery rehetra.

8 Ary hoy Jehovah taminy Josoa:
Aza matahotra azy, fa efa natolotro
eo an-tànanao izy, ka tsy hisy haha-
janona eo anoloanao izy na dia iray
akory aza. 9 Ary tonga tampoka
tamin' ireo Josoa; fa nanao lava
alina avy tany Gilgala izy. 10 Ary
Jehovah nampifanaritaka ireo teo
anoloan' ny Isiraely; ary namely
ireo tany Gibeona izy ka nahafaty
maro be, sady nanenjika azy tamy
ny fiakarana mankany Beti-horona
izy ka namely azy hatrany Azeka
ka hatrany Makeda.

11 Ary nony nandositra teo ano-
loan' ny Isiraely teo am-pidinany
Beti-horona izy, Jehovah dia nanda-
tsaka havandra vaventy taminy avy
tany an-danitra hatrany Azeka ka
nahafaty azy; ary be lavitra ny
matin' ny havandra noho izay novo-
noin' ny Zanak' Isiraely tamy ny
sabatra.

12 Ary tamin' izany Josoa dia
niteny taminy Jehovah tamy ny
andro nanolorany Jehovah ny Amo-
rita teo anoloan' ny Zanak' Isiraely
ka nanao teo imason' ny Zanak'
Isiraely hoe:

Ry masoandro, mijanòna [1] eo
ambonin y Gibeona;
Ary, hianao kosa, ry volana,
any an-dohasahany Aialona.
13 Dia nijanona [1] ny masoandro,
ary nijanona koa ny volana,
Mandra-pamalin' ny olona ny
fahavalony.

Tsy efa voasoratra eo amy ny
bokiny Jasara [2] va izany?

Dia nijanona teo afovoan' ny
lanitra ny masoandro ka tsy nan-
droso hilentika tokony ho indray
andro maninjitra. 14 Ary tsy nisy
andro tahaka izany, na tany alohany,
na tato aoriany, izay nihainoany
Jehovah ny feon' olona; fa Jehovah
niady ho any ny Isiraely. 15 Ary
Josoa sy ny Isiraely rehetra dia
niverina nankany an-toby tany
Gilgala.

16 Ary nandositra ny mpanjaka
dimy ka niery tao anatin' ilay zohy
any Makeda. 17 Dia nolazaina
taminy Josoa hoe: Indreo, miery ao
anatin' ilay zohy any Makeda ny
mpanjaka dimy. 18 Ary hoy Josoa:
Manakodiava vato lehibe hatampina
ny vavan' ny zohy, ary asio olona

[1] *Heb.* mangìna. [2] Jasara = Ilay mahitsy.

eo anoloany hiambina azy; 19 fa
hianareo aza mijanona, fa manenjeha
ny fahavalonareo, ka mameleza ny
vodi-làlana; aza avela ho tafiditra
any an-tanànany ireny, fa efa nato-
lotry Jehovah Andriamanitrareo eo
an-tànanareo.
20 Ary rehefa voaringany Josoa
sy ny Zanak' Isiraely mihitsy ireny
mandra-pahalany ritrany, ka izay
afa-nandositra no lasa niditra tany
amy ny tanàna mimanda, 21 dia
niverina soa aman-tsara ho any
aminy Josoa teo an-toby tany Ma-
keda ny vahoaka rehetra; ary tsy
nisy sahy nanao vava ratsy[1] tamy
ny Zanak' Isiraely intsony.
22 Dia hoy Josoa: Sokafy ny
vavan' ny zohy, ka avoahy ao an-
johy ireo mpanjaka dimy ireo han-
katy amiko. 23 Dia nataon' ny
olona izany, ka namoaka ireo mpan-
jaka dimy ireo avy tao an-johy izy
ho eo aminy, dia ny mpanjakany
Jerosalema, ny mpanjakany Hebro-
na, ny mpanjakany Jarmota, ny
mpanjakany Lakisy, ary ny mpan-
jakany Eglona.
24 Ary rehefa navoaka ireo
mpanjaka ireo ka nentina ho eo
aminy Josoa, dia niantso ny lehilahy
rehetra amy ny Isiraely Josoa ka
nanao tamy ny mpitarika ny mpiady
izay teo aminy hoe: Manatòna, ka
ataovy eo amy ny vozon' ireto mpan-
jaka ireto ny tongotrareo. Dia
nanatona izy ka nanao ny tongony
teo amy ny vozon' ireo. 25 Ary
hoy Josoa taminy: Aza matahotra
na mivadi-po; mahereza sy matan-
jaha; fa toy izao no hataony Jeho-
vah amy ny fahavalonareo rehetra
izay iadianareo.
26 Ary rehefa afaka izany, dia
namely ireo Josoa ka nahafaty azy,
ary nahantony tamy ny hazo dimy
ny fatiny; ka dia nihantona tamy
ny hazo izy mandra-paharivan' ny
andro. 27 Ary tamy ny nilente-
han' ny masoandro dia nasainy Josoa
nesorina tamy ny hazo izy ireo ka
nariana tao anatin' ilay zohy niereny,
ary nasiana vato lehibe teo amy ny
vavan' ny zohy, ka mbola ao izany
mandraka andro any.
28 Ary Makeda dia afaky Josoa
tamin' izany andro izany, ka nasiany
tamy ny lelan-tsabatra izy sy ny
mpanjakany; ary ny olona rehetra
tao dia naringany[2] avokoa ka tsy
nasiany niangana na dia iray akory
aza; ary tahaka izay efa nataony
tamy ny mpanjakany Jeriko no
nataony tamy ny mpanjakany Ma-
keda koa.
29 Ary Josoa sy ny Isiraely re-
hetra teo aminy dia niala tany
Makeda ka nankany Libna ary
namely azy; 30 dia natolotry Jeho-
vah teo an-tànan' ny Isiraely koa
izy sy ny mpanjakany, ka nasiany
tamy ny lelan-tsabatra izy mbamy
ny olona rehetra tao; tsy nasiany
niangana na dia iray akory aza; ary
tahaka izay efa nataony tamy ny
mpanjakany Jeriko no nataony tamy
ny mpanjakany koa.
31 Dia niala tany Libna Josoa sy
ny Isiraely rehetra teo aminy ka
nankany Lakisy, dia nitoby tandri-
finy ka namely azy. 32 Dia nato-
lotry Jehovah teo an-tànan' ny
Isiraely koa Lakisy, ka afany tamy
ny andro faharoa izy; dia nasiany
tamy ny lelan-tsabatra izy sy ny
olona rehetra tao, tahaka izay re-
hetra efa nataony taminy Libna
koa.
33 Dia niakatra Horama, mpan-
jakany Gazera, hamonjy any La-
kisy; dia nasiany Josoa izy sy ny
vahoakany mandra-paha-tsy nisy
niangana.
34 Dia niala tany Lakisy Josoa
sy ny Isiraely rehetra teo aminy ka
nankany Eglona, dia nitoby tandri-
finy ka namely azy; 35 dia afany
tamin' izany andro izany koa izy
ka nasiany tamy ny lelan-tsabatra;
ary ny olona rehetra tao dia

[1] *Heb.* nandranitra ny lelany.

[2] *Heb.* nataony herema.

naringany[1] tamin' izany andro iza-
ny, tahaka izay rehetra efa nataony
taminy Lakisy.
36 Dia niakatra niala tany Eglona
Josoa sy ny Isiraely rehetra teo
aminy ka nankany Hebrona ary
namely azy; 37 dia afany koa izy,
ka nasiany tamy ny lelan-tsabatra
izy sy ny mpanjakany sy ny tanà-
nany rehetra ary ny olona rehetra
tao; tsy nasiany niangana na dia
iray akory aza, tahaka izay rehetra
efa nataony taminy Eglona; fa
naringany[1] avokoa izy sy ny olona
rehetra tao.
38 Dia niverina Josoa sy ny Isi-
raely rehetra teo aminy ka nankany
Debira ary namely azy; 39 dia
azony koa izy sy ny mpanjakany
ary ny tanànany rehetra; ary na-
siany tamy ny lelan-tsabatra izy, ka
naringany[1] avokoa ny olona rehetra
tao; fa tsy nasiany niangana na dia
iray akory aza; tahaka izay efa
nataony taminy Hebrona, dia toy
izany koa no nataony taminy Debira
sy ny mpanjakany, ary tahaka izay
efa nataony taminy Libna sy ny
mpanjakany koa.
40 Dia nasiany Josoa ny tany
rehetra sy ny mpanjakany rehetra,
dia ny tany havoana sy ny tany
atsimo sy ny tany lemaka amoron-
tsiraka[2] ary ny any am-bodin' ny
tendrombohitra; tsy nasiany nian-
gana ireny, fa naringany[1] avokoa
ny olo-miaina rehetra, araka ny
didiny Jehovah, Andriamanitry ny
Isiraely. 41 Dia nasiany Josoa izy
hatrany Kadesi-barnea ka hatrany
Gaza, ary ny tany Gosena rehetra
hatrany Gibeona. 42 Ary ireo
mpanjaka rehetra ireo sy ny taniny
dia azony Josoa indray mandeha,
satria Jehovah, Andriamanitry ny
Isiraely, no niady ho any ny Isiraely.
43 Dia niverina Josoa sy ny Isiraely
rehetra teo aminy ho any an-toby
tany Gilgala.

*Ny nandresena ny mpanjaka rehetra any Kanana Avaratra, sy ny nahazoan' ny Isiraely ny tany Kanana rehetra.*

XI. ARY rehefa nahare Jabina,
mpanjakany Hazora, dia
naniraka tany aminy Jobaba, mpan-
jakany Madona, sy ny mpanjakany
Simrona sy ny mpanjakany Aksafa
2 ary ireo mpanjaka tany amy ny
tany havoana any avaratra koa sy
tany amy ny tani-hay atsimony Ki-
nerota sy tany amy ny tany lemaka
amoron-tsiraka[2] ary tany amy ny
havoany Dora andrefana, 3 dia tamy
ny Kananita any atsinanana sy any
andrefana ary tamy ny Amorita sy
ny Hetita sy ny Perizita ary ny
Jebosita tany amy ny tany havoana
ary tamy ny Hivita tany am-bodiny
Hermona, tany amy ny tany Mizpa.
4 Dia nivoaka izy ireo sy ny miara-
milany rehetra teo aminy, dia olona
maro be toy ny fasika eny amoron-
dranomasina ny hamaroany, ary ny
soavaliny sy ny kalesiny dia maro
indrindra. 5 Ary rehefa nivory ireo
mpanjaka rehetra ireo, dia nandeha
izy hiady tamy ny Isiraely ka nitoby
teo anilan' ny rano Meroma.
6 Dia hoy Jehovah taminy Josoa:
Aza matahotra azy; fa rahampitso
toy izao Izaho dia hanolotra azy
rehetra ho faty eo anatrehan' ny
Isiraely; traingoy ny soavaliny, ary
dory amy ny afo ny kalesiny.
7 Dia nandeha Josoa sy ny vahoa-
ka rehetra mpanafika teo aminy
ka tonga tampoka taminy teo amo-
ron' ny rano Meroma, dia namely
azy. 8 Ary Jehovah nanolotra azy
teo an-tànan' ny Isiraely, izay na-
mely azy ka nanenjika azy hatrany
Sidona lehibe sy hatrany Misrefota-
maima ary hatramy ny lohasaha
Mizpa atsinanana; dia namely azy
izy mandra-paha-tsy nisy niangana
na dia iray akory aza. 9 Ary Josoa
dia nanao taminy araka izay efa

[1] *Heb.* nataony herema; *izahao Lev.* xxvii. 28. [2] *Heb.* Sefela.

nandidiany Jehovah azy: ny soavalin' ireny notraingoiny, ary ny kalesiny nodorany tamy ny afo.

10 Ary tamin' izany dia niverina Josoa ka nahafaka any Hazora ary namely ny mpanjakany tamy ny sabatra, satria Hazora no lohan' ireny fanjakana rehetra ireny fahiny.
11 Ary nasiany tamy ny lelan-tsabatra ny olona rehetra tao ka naringany[1] avokoa: tsy nisy olomiaina sisa na dia iray akory aza; ary Hazora nodorany tamy ny afo.

12 Ary ny tanàna rehetra izay an' ireny mpanjaka ireny sy ny mpanjakany rehetra dia azony Josoa ary nasiany tamy ny lelan-tsabatra ka naringany,[1] araka izay efa nandidiany Mosesy, mpanompony Jehovah.
13 Fa ny tanàna rehetra izay teny an-kavoana dia tsy mba nodoran' ny Isiraely, afa-tsy Hazora hiany, izay nodorany Josoa.
14 Ary ny fananana rehetra tao amin' ireny tanàna ireny sy ny biby fiompy dia nalain' ny Zanak' Isiraely ho babony; fa ny olona rehetra nasiany tamy ny lelan-tsabatra mandra-pandringany azy; tsy nasiany niangana na dia iray akory aza.
15 Araka izay efa nandidiany Jehovah any Mosesy mpanompony no nandidiany Mosesy any Josoa; ka dia izany no nataony Josoa: tsy nisy namelany izay rehetra efa nandidiany Jehovah any Mosesy.

16 Dia lasany Josoa avokoa izany tany rehetra izany, na ny tany havoana, na ny tany atsimo rehetra, na ny teny Gosena rehetra, na ny tany lemaka amoron-tsiraka,[2] na ny tani-hay,[3] na ny tany havoan' ny Isiraely sy ny tany lemaka aminy koa,
17 hatramy ny tendrombohitra mangadihady, izay fiakarana ho any Seïra, ka hatrany Bala-gada eo amy ny lohasahany Libanona am-bodin' ny tendrombohitra Hermona; ary ny mpanjakany rehetra nosamboriny ka novonoiny ho faty.
18 Ela no niadiany Josoa tamin' ireny mpanjaka rehetra ireny.

19 Tsy nisy tanàna izay nanao fihavanana tamy ny Zanak' Isiraely, afa-tsy ny Hivita izay nonina tany Gibeona hiany; fa azony tamy ny ady avokoa izy rehetra.
20 Fa avy taminy Jehovah no nanamafian' ireo ny fony hiady amy ny Isiraely, mba hanaovany azy ho zavatra voaozona,[4] ka tsy nisy famindrampo, — handringanana azy araka izay efa nandidiany Jehovah any Mosesy.

21 Dia nandeha tamin' izany andro izany Josoa ka namongotra ny Anakita tany amy ny tany havoana, dia tany Hebrona sy Debira sy Anaba, ary tany amy ny tany havoany Joda rehetra, ary tany amy ny tany havoany Isiraely rehetra: naringany[1] Josoa avokoa izy sy ny tanànany.
22 Tsy nisy sisa tany amy ny tanin' ny Zanak' Isiraely ny Anakita; fa tany Gaza sy Gata ary Asdoda hiany no mbola nisy sisa.
23 Dia lasany Josoa avokoa ny tany rehetra, araka izay rehetra nolazainy Jehovah taminy Mosesy; ary nomeny Josoa ho lovan' ny Isiraely izany, araka ny fizaran' ny fireneny. Dia nitsahatra ny ady ka nandry ny tany.

*Ny anaran' ny mpanjaka izay novonoin' ny Zanak' Isiraely.*

XII. ARY izao no mpanjakan' ny tany izay resin' ny Zanak' Isiraely, ka lasany ny taniny, teny an-dafy atsinanàny Jordana hatramy ny lohasahan-driaka Arnona ka hatramy ny tendrombohitra Hermona sy ny ilany atsinanan' ny tanihay:[3]—

2 Sihona, mpanjakan' ny Amorita, izay nonina tany Hesbona ka nanjaka hatrany Aroera, eo amoron' ny lohasahan-driaka Arnona, ka hatreo

[1] *Heb.* nataony herema; *izahao Lev.* xxvii. 28. [2] *Heb.* Sefela. [3] *Heb.* Araba. [4] *Heb.* herema.

afovoan' ny lohasaha sy ny antsa-
saky Gileada, dia hatramy ny loha-
sahan-driaka Jaboka, fari-tanin' ny
taranaky Amona, 3 ary ny ilany
atsinanan' ny tani-hay [1] hatramy ny
ranomasina Kinerota ka hatramy
ny ranomasina amy ny tani-hay,[1]
dia ny Ranomasin-tsira, amy ny
làlana mankany Beti-jesimota, ary
hatramy ny tany atsimo eo am-
bodiny Pisga. 4 Ary azony koa ny
taniny Oga, mpanjakany Basana,
isan' ny Refaïta sisa, izay nitoetra
tany Astarta sy Edrehy, 5 sy nan-
jaka tany an-tendrombohitra Her-
mona sy tany Saleka ary tany
Basana rehetra hatramy ny fari-
tanin' ny Gesorita sy ny Makatita
ary ny antsasaky Gileada, fari-taniny
Sihona, mpanjakany Hesbona. 6
Mosesy, mpanompony Jehovah, sy
ny Zanak' Isiraely no nandresy ireo;
ary ny taniny nomeny Mosesy, mpa-
nompony Jehovah, ho lovan' ny
Robenita sy ny Gadita ary ny antsa-
saky ny fireneny Manase.

7 Ary izao no mpanjakan' ny
tany izay resiny Josoa sy ny Zanak'
Isiraely tany an-dafy andrefany
Jordana, hatrany Bala-gada, eo an-
dohasahany Libanona, ka hatramy
ny tendrombohitra mangadihady,
izay fiakarana ho any Seïra, ka ny
taniny nomeny Josoa ny firenen' ny
Isiraely araka ny fizarany, 8 dia ny
any amy ny tany havoana sy amy
ny tany lemaka amoron-tsiraka [2] sy
amy ny tani-hay [1] sy amy ny tany
am-bodin' ny tendrombohitra sy any
an-efitra ary any amy ny tany atsi-
mo, dia ny any ny Hetita sy ny
Amorita sy ny Kananita sy ny
Perizita sy ny Hivita ary ny
Jebosita:

9 Ny mpanjakany Jeriko, iray;
ny mpanjakany Ay, izay eo anilany
Betela, iray; 10 ny mpanjakany
Jerosalema, iray; ny mpanjakany
Hebrona, iray; 11 ny mpanjakany
Jarmota, iray; ny mpanjakany La-
kisy, iray; 12 ny mpanjakany
Eglona, iray; ny mpanjakany Gaze-
ra, iray; 13 ny mpanjakany Debira,
iray; ny mpanjakany Gadera, iray;
14 ny mpanjakany Horma, iray;
ny mpanjakany Arada, iray; 15 ny
mpanjakany Libna, iray; ny mpan-
jakany Adolama, iray; 16 ny mpan-
jakany Makeda, iray; ny mpanja-
kany Betela, iray; 17 ny mpanja-
kany Tapoa, iray; ny mpanjakany
Hefera, iray; 18 ny mpanjakany
Afeka, iray; ny mpanjakany Lasa-
rona, iray; 19 ny mpanjakany Ma-
dona, iray; ny mpanjakany Hazora,
iray; 20 ny mpanjakany Simrona-
merona, iray; ny mpanjakany Ak-
safa, iray; 21 ny mpanjakany
Tanaka, iray; ny mpanjakany Me-
gido, iray; 22 ny mpanjakany
Kadesy, iray; ny mpanjakany Jok-
neama any Karmela, iray; 23 ny
mpanjakany Dora eo amy ny havo-
any Dora, iray; ny mpanjakan' ny
firenen-tsamihafa any Gilgala, iray;
24 ny mpanjakany Tirza, iray.
Iraika amby telo-polo no isan' ny
mpanjaka rehetra.

*Ny nandidian' Andriamanitra any Josoa hizara ny tany, ary filazana ny anjara efa nomena ny firenena roa sy sasany.*

XIII. ARY Josoa dia efa zoki-
olona sady nandroso
fahanterana, dia hoy Jehovah tami-
ny: Efa zoki-olona hianao ka man-
droso fahanterana, ary be dia be ny
tany sisa tsy mbola azo. 2 Izao no
tany sisa tsy mbola azo: Ny tany
rehetra any ny Filistina sy ny Geso-
rita rehetra, 3 hatrany Sihora, izay
atsinanany Egypta, ka hatramy ny
fari-taniny Ekrona eo avaratra, izay
atao ho any ny Kananita, ireo an-
driana dimy amy ny Filistina—dia
ny Gazita sy ny Asdodita sy ny
Askelonita sy ny Gatita sy ny
Ekronita ary ny Avita 4 any atsi-
mo, dia ny tanin' ny Kananita rehe-

[1] *Heb.* Araba. [2] *Heb.* Sefela.

tra sy Meara, izay any ny Sidoniana,
hatrany Afeka ka hatramy ny fari-
tanin' ny Amorita, 5 ary ny tanin'
ny Gebalita sy Libanona rehetra
any atsinanana, hatrany Bala-gada
eo am-bodin' ny tendrombohitra
Hermona ka hatrany akaikiny Ha-
mata, 6 ary ny mponina rehetra any
amy ny tany havoana hatrany Liba-
nona ka hatrany Misrefota-mamia,
dia ny Sidoniana rehetra,—Izaho no
handroaka ireny hiala eo anoloan'
ny Zanak' Isiraely; kanefa zarao
amy ny filokana ho lovan' ny Zanak'
Isiraely izy araka izay efa nandidiako
anao. 7 Ary ankehitriny zarao izao
tany izao ho lovan' ny firenena sivy
sy ny antsasaky ny fireneny Manase.
8 Ary niaraka tamin' ireo koa
no nahazoan' ny Robenita sy ny
Gadita ny lovany, dia ilay nomeny
Mosesy azy any an-dafy atsinanany
Jordana, araka izay nomeny Mosesy,
mpanompony Jehovah, azy, 9 dia
hatrany Aroera, izay eo amoron' ny
lohasahan-driaka Arnona, ary ny
tanàna izay eo afovoan' ny lohasaha
sy ny tany lemaka rehetra any
Medeba ka hatrany Dibona 10 ary
ny tanàna rehetra izay any Sihona,
mpanjakan' ny Amorita, izay nan-
jaka tany Hesbona, hatramy ny
fari-tanin' ny taranaky Amona, 11
ary Gileada sy ny tanin' ny Gesorita
sy ny Makatita sy ny tendrombo-
hitra Hermona rehetra ary Basana
rehetra hatrany Saleka, 12 dia ny
fanjakana rehetra any Oga tany
Basana, izay nanjaka tany Astarta
sy Edrehy (izy hiany no sisa tamy
ny Refaïta); fa resiny Mosesy ireny
ka noroahiny. 13 Kanefa tsy mba
noroahin' ny Zanak' Isiraely ny
Gesorita sy ny Makatita; fa mitoe-
tra eo amy ny Zanak' Isiraely man-
draka andro any ny Gesorita sy ny
Makatita.
14 Ny fireneny Levy hiany no
tsy nomeny lova; ny fanatitra atao
amy ny afo ho any Jehovah, Andria-
manitry ny Isiraely, no lovany araka
izay nolazainy taminy.
15 Ary nomeny Mosesy lova ny
firenena taranaky Robena araka ny
fokony. 16 Ary ny fari-taniny dia
hatrany Aroera, izay eo amoron' ny
lohasahan-driaka Arnona, ary ny
tanàna izay eo afovoan' ny lohasaha
sy ny tany lemaka rehetra any
Medeba, 17 dia Hesbona sy ny
tanànany rehetra, izay eo amy ny
tany lemaka, sy Dibona sy Bamota-
bala sy Beti-bala-meona 18 sy Jahaza
sy Kedemota sy Mefata 19 sy Kiria-
taima sy Sibma sy Zareta-sahara
amy ny tendrombohitra ao an-doha-
saha 20 sy Beti-peora sy ny ao am-
bodiny Pisga ary Beti-jesimota 21
ary ny tanàna rehetra any amy ny
tany lemaka sy ny fanjakana rehetra
any Sihona, mpanjakan' ny Amorita,
izay nanjaka tany Hesbona, fa resiny
Mosesy izy sy ireo andrianan' ny
Midianita, dia Evy sy Rekema sy
Zora sy Hora ary Reba, andriana
izay nanoa any Sihona ka nitoetra
teo amy ny tany. 22 Ary Balama,
mpanao fankatovana, zanaky Beora,
dia novonoin' ny Zanak' Isiraely
tamy ny sabatra niaraka tamin' izay
novonoiny. 23 Ary ny fari-tanin'
ny taranaky Robena dia ny amorony
Jordana. Izany no lovan' ny tara-
naky Robena araka ny fokony, dia
ny tanàna sy ny zana-bohiny.
24 Ary nomeny Mosesy koa ny
fireneny Gada, dia ny taranaky Gada
araka ny fokony. 25 Ary ny fari-
taniny dia Jazera sy ny tanàna
rehetra any Gileada ary ny antsa-
saky ny tanin' ny taranaky Amona,
hatrany Aroera, izay tandrifiny
Raba, 26 ary hatrany Hesbona ka
hatrany Ramata-mizpa sy Betonima
ary hatrany Mahanaima ka hatramy
ny fari-taniny Debira; 27 ary teo
amy ny lohasaha, Beti-harama sy
Beti-nimra sy Sokota sy Zafona ary
ny sisa tamy ny fanjakany Sihona,
mpanjakany Hesbona, sy ny amo-
rony Jordana hatramy ny amoron'
ny ranomasina Kinereta an-dafy
atsinanany Jordana. 28 Izany no
lovan' ny taranaky Gada araka ny

fokony, dia ny tanàna sy ny zana-
bohiny.
29 Ary nomeny Mosesy koa ny
antsasaky ny fireneny Manase; ary
izao no any ny antsasaky ny firenena
taranaky Manase araka ny fokony:
30 Ny fari-taniny hatrany Mahanai-
ma, dia Basana rehetra, izay fanja-
kana rehetra any Oga, mpanjakany
Basana, ary ny tanàna madinika
rehetra any Jaïra, izay any Basana,
dia tanàna enim-polo. 31 Ary ny
antsasaky Gileada sy Astarta ary
Edrehy, tanàna amy ny fanjakany
Oga any Basana, dia any ny tara-
naky Makira, zanaky Manase, dia
ho any ny antsasaky ny taranaky
Makira araka ny fokony.
32 Ireo no voazarany Mosesy ho
lova tany Arbota-moaba an-dafy
atsinanany Jordana tandrifiny
Jeriko.
33 Ary ny fireneny Levy tsy
mba nomeny Mosesy lova; fa Jeho-
vah, Andriamanitry ny Isiraely, no
lovany, araka izay efa nolazainy
taminy.

*Ny nanombohany Josoa ny nizarany ny tany: ny anjarany Kaleba.*

XIV. ARY izao no nolovan' ny
Zanak' Isiraely teo amy
ny tany Kanana, izay nampando-
vainy Eleazara mpisorona sy Josoa,
zanaky Nona, ary ny loholon' ny
firenen' ny Zanak' Isiraely; 2 tamy
ny filokana no nahazoany ny lovany,
araka izay efa nandidiany Jehovah
any Mosesy ny amy ny firenena sivy
sy sasany. 3 Fa efa nomeny Mosesy
lova tany an-dafiny Jordana ny
firenena roa sy sasany; fa ny tara-
naky Levy tsy mba nomeny lova
teo aminy. 4 Fa firenena roa ny
taranaky Josefa, dia Manase sy
Efraima; ary tsy mba nomeny
anjara teo amy ny tany ny taranaky
Levy, afa-tsy ny tanàna honenany
sy ny tany manodidina ny tanànany
ho any ny omby aman-ondriny sy ny
fananany. 5 Araka izay efa nandi-
diany Jehovah any Mosesy no na-
taon' ny Zanak' Isiraely, ka dia
nizara ny tany izy.
6 Dia nankany aminy Josoa tany
Gilgala ny taranaky Joda; ary
Kaleba, zanaky Jefone, Kenizita,
nanao taminy hoe: Fantatrao ny
teny izay nolazainy Jehovah taminy
Mosesy, lehilahin' Andriamanitra,
ny amiko sy hianao tany Kadesi-
barnea. 7 Efa-polo taona no andro
niainako, fony aho nirahiny Mosesy,
mpanompony Jehovah, niala tany
Kadesi-barnea hisafo ny tany; dia
niverina aho nitondra teny taminy
araka izay tao am-poko. 8 Kanefa
ireo rahalahiko izay niara-niakatra
tamiko dia nanaketraka ny fon' ny
olona; fa izaho kosa dia tanteraka
tamy ny fanarahana any Jehovah
Andriamanitro. 9 Dia nianiana
tamin' izany andro izany Mosesy ka
nanao hoe: Ny tany izay nodiavin'
ny tongotrao dia ho lovanao sy ny
taranakao tokoa mandrakizay, satria
tanteraka tamy ny fanarahana any
Jehovah Andriamanitro hianao. 10
Ary ankehitriny, indro, efa name-
lona ahy Jehovah araka izay nola-
zainy hatramy ny dimy amby efa-
polo taona lasa izay, dia hatramy ny
nilazany Jehovah izany teny izany
taminy Mosesy no ho mankaty, raha
mbola nandehandeha tany an-efitra
ny Isiraely; ary ankehitriny, indro,
efa dimy amby valo-polo taona aho
izao. 11 Nefa mbola matanjaka
hiany aho izao tahaka ny tamy ny
andro nanirahany Mosesy ahy: ta-
haka ny tanjako tamin' izany hiany
no mbola tanjako ankehitriny, mba
hiady, na hivoaka, na hiditra. 12
Ary ankehitriny omeo ahy irỳ ten-
drombohitra irỳ, izay nolazainy Je-
hovah tamin' izany andro izany; fa
efa renao tamin' izany andro izany
fa nitoetra teo ny Anakita, sady
nisy tanàna lehibe mimanda; angam-
ba homba ahy Jehovah, dia haha-
roaka azy aho araka izay nolazainy
Jehovah.
13 Dia nitso-drano azy Josoa ka
nanome any Hebrona ho lovany

Kaleba, zanaky Jefone. 14 Izany
no nahatongavany Hebrona ho lova-
ny Kaleba, zanaky Jefone, Kenizita,
mandraka andro any, satria tante-
raka tamy ny fanarahana any Jeho-
vah, Andriamanitry ny Isiraely, izy.
15 Ary tanànany Arba [1] no anarany
Hebrona taloha; ilay lehilahy va-
venty tamy ny Anakita izany Arba
izany. Dia nandry ny tany, ka tsy
nisy ady intsony.

*Ny anjaran' ny fireneny Joda.*

XV. ARY izao no anjaran' ny
firenena taranaky Joda
tamy ny filokana araka ny fokony:
hatramy ny fari-taniny Edoma, dia
ny efitra Zina atsimo, izay faran' ny
fari-tany atsimo.
2 Ary ny fari-taniny atsimo dia
hatramy ny faran' ny Ranomasin-
tsira, dia hatramy ny helo-drano
atsimo, 3 dia nandroso hatrany
atsimon' ny fiakarana Akrabima,
dia nandroso hatrany Zina, dia nia-
katra any atsimony Kadesi-barnea
ka nandroso hatrany Hezrona, dia
niakatra any Adara ary niolaka
hatrany Karka, 4 dia nandroso ha-
trany Azmona ka nahazo ny loha-
sahan-driaky Egypta, ary dia nihatra
tamy ny ranomasina; izany no ho
fari-taninareo atsimo.
5 Ary ny fari-tany atsinanana
dia ny Ranomasin-tsira hatramy ny
farany Jordana.
Ary ny fari-taniny tamy ny lafiny
avaratra dia hatramy ny helo-drano
eo amy ny farany Jordana, 6 dia
niakatra hatrany Beti-hogla ka nan-
droso any avaratry Bet-araba, dia
niakatra hatramy ny vatony Bohana,
zanaky Robena, 7 dia niakatra ho
any Debira hatramy ny lohasaha
Akora ary nianavaratra manandrify
any Gilgala tandrifin' ny fiakarana
Adomina, izay eo atsimon' ny loha-
sahan-driaka, dia nandroso hatramy
ny rano En-semesy ary nihatra tany
En-rogela, 8 dia niakatra teo amy
ny lohasahan' ny taranaky Hinoma,
ho eo anilany atsimon' ny Jebosita
(Jerosalema izany), dia niakatra
hatramy ny tampon' ny tendrombo-
hitra, izay manandrify ny lohasa-
hany Hinoma eo andrefany, amy ny
farany avaratry ny Lohasahan' ny
Refaïta, 9 dia nizotra hatramy ny
tampon' ny tendrombohitra ka niha-
tra tamy ny loharano Neftoa, dia
nahazo ny tanàna tao an-tendrom-
bohitra Efrona, dia nizotra hatrany
Bala (Kiriata-jearima izany), 10 dia
niolaka hatrany Bala andrefana ka
hatramy ny tendrombohitra Seïra
ka nandroso hatramy ny ilany ava-
ratry ny tendrombohitra Jearima
(Kesalona izany), dia nidina hatrany
Beti-semesy ka nandroso hatrany
Timna, 11 dia nihatra tamy ny
lafiny avaratry Ekrona, dia nizotra
hatrany Sikerona ka nandroso ha-
tramy ny tendrombohitra Bala, dia
nihatra taminy Jabniela, ary dia
nihatra tany amy ny ranomasina.
12 Ary ny fari-tany andrefana
dia ny moron' ny ranomasina lehibe.
Izany no fari-tany manodidina ny
anjaran' ny taranaky Joda araka
ny fokony.
13 Ary Kaleba, zanaky Jefone,
dia nomeny anjara teo amy ny tara-
naky Joda, araka ny didiny Jehovah
taminy Josoa, dia ny tanànany
Arba,[1] rainy Anàka (Hebrona iza-
ny). 14 Dia noroahiny Kaleba
niala tao izy telo lahy, taranaky ny
Anakita, dia Sesay sy Ahimana ary
Talmay.
15 Dia niakatra avy tao izy han-
kany amy ny mponina any Debira
(Kiriata-sefera no anarany Debira
taloha). 16 Ary hoy Kaleba: Izay
mamely any Kiriata-sefera ka ma-
hafaka azy, dia homeko azy Aksa
zanako-vavy ho vadiny. 17 Ary
Otniela, zanaky Kenaza, rahalahiny
Kaleba, no nahafaka azy; ka dia
nomeny azy Aksa zanani-vavy ho
vadiny. 18 Ary rehefa voampaka-

[1] *Na:* Kiriat-arba; *izahao and.* 54.

tra ravehivavy, dia nanome vava ny
lahy hangataka saha tamin-drainy;
dia niala faingana tamy ny borikiny
ravehivavy, ka hoy Kaleba taminy:
Inona no ilainao? 19 Ary hoy
izy: Omeo tso-drano aho; fa tany
tsy misy rano no efa nomenao ahy,
ka mba omeo loharano koa aho.
Dia nomeny azy ny loharano ambony
sy ny loharano ambany.

20 Izao no lovan' ny firenena
taranaky Joda araka ny fokony:
21 Ny tanàna farany amy ny firenena
taranaky Joda, eo akaikin' ny
fari-taniny Edoma amy ny tany
atsimo, dia Kabzela sy Edera sy
Jagora 22 sy Kina sy Dimona sy
Adada 23 sy Kadesy sy Hazora sy
Itnana 24 sy Zifa sy Talema sy
Bealota 25 sy Hazora-hadata sy Keriota-hezrona
(Hazora izany) 26 sy
Amama sy Sema sy Molada 27 sy
Hazara-gada sy Hesmona sy Betipaleta
28 sy Hazara-soala sy Berisheba
sy Biziotia 29 sy Bala sy Ie
sy Azema 30 sy Eltolada sy Kesila
sy Horma 31 sy Ziklaga sy Madmana
sy Sansana 32 sy Lebaota sy
Silima sy Aina sy Rimona: sivy
amby roa-polo ny tanàna rehetra sy
ny zana-bohiny.

33 Ary teo amy ny tany lemaka
amoron-tsiraka[1] dia Estaola sy Zora
sy Asna 34 sy Zanoa sy En-ganima
sy Tapoa sy Enama 35 sy Jarmota
sy Adolama sy Soko sy Azeka 36 sy
Saraima sy Aditaima sy Gadera sy
Gederotaima: tanàna efatra amby
ny folo sy ny zana-bohiny; 37 ary
Zenana sy Hadasa sy Migdala-gada
38 sy Dilana sy Mizpa ary Joktela
39 sy Lakisy sy Bozkata sy Eglona
40 sy Kabona sy Lamasa sy Kitlisa
41 sy Gederota sy Beti-dagona sy
Nama sy Makeda: tanàna enina
amby ny folo sy ny zana-bohiny;
42 Libna sy Atera sy Asana 43 sy
Jifta sy Asna ary Neziba 44 sy
Keila sy Akziba ary Maresa: tanàna
sivy sy ny zana-bohiny; 45 Ekrona
sy ny tanànany ary ny zana-bohiny;
46 hatrany Ekrona no ho miankandrefana,
dia izay rehetra akaiky any
Asdoda, sy ny zana-bohitr' ireo, 47
Asdoda sy ny tanànany ary ny
zana-bohiny, Gaza sy ny tanànany
ary ny zana-bohiny, hatramy ny
lohasahan-driaky Egypta sy ny amoron'
ny ranomasina lehibe.

48 Ary tany amy ny tany havoana
dia Samira sy Jatira sy Soko 49 sy
Dana sy Kiriata-sana (Debira izany)
50 sy Anaba sy Estemo sy Anima
51 sy Gosena sy Holona sy Gilo:
tanàna iraika amby ny folo sy ny
zana-bohiny; 52 Araba sy Doma sy
Esana 53 sy Janoma sy Beti-tapoa
sy Afeka 54 sy Homta sy Kiriatarba
(Hebrona izany) ary Ziora:
tanàna sivy sy ny zana-bohiny; 55
Maona sy Karmela sy Zifa sy Jota
56 sy Jezirela sy Jokdeama sy
Zanoa 57 sy Kaina sy Gibea sy
Timna: tanàna folo sy ny zanabohiny;
58 sy Halola sy Beti-zora
sy Gedora 59 sy Marata sy Bet-anota
sy Eltekona: tanàna enina sy ny
zana-bohiny; 60 sy Kiriata-bala
(Kiriata-jearima izany) sy Raba;
tanàna roa sy ny zana-bohiny.

61 Tany an-efitra dia Bet-araba
sy Midina sy Sekaka 62 sy Nibsana
sy ilay tanànan-tsira ary En-jedy:
tanàna enina sy ny zana-bohiny.

63 Ary ny amy ny Jebosita, mponina
any Jerosalema, dia tsy naharoaka
azy ny taranaky Joda; fa
miara-monina amy ny taranaky
Joda any Jerosalema mandraka
andro any izy ireny.

*Ny zara-tanin' ny taranaky Josefa.*

XVI. ARY ny faritry ny tany
azon' ny taranaky Josefa
tamy ny filokana dia hatrany Jordana
tandrifiny Jeriko, dia tao amy
ny ranony Jeriko atsinanana, ka
hatramy ny efitra izay fiakarana
avy any Jeriko, mamaky ny tany
havoany Betela, 2 dia hatrany Betela

[1] *Heb.* Sefela.

ka hatrany Lozy, ka nandroso ha-
tramy ny fari-tanin' ny Arkita
hatrany Atarota, 3 dia nidina nian-
kandrefana nahazo ny tanin' ny
Jafletita ka hatramy ny fari-taniny
Beti-horona ambany sy Gazera ka
dia nihatra tamy ny ranomasina.
4 Dia azony Manase sy Efraima,
taranaky Josefa, ny lovany.
5 Ary ny amy ny fari-tanin' ny
taranaky Efraima araka ny fokony,
ny fari-taniny atsinanana amy ny
lovany dia hatrany Atarot-adara ka
hatrany Beti-horona ambony. 6
Ary ny fari-taniny dia nandroso
niankandrefana hatrany avaratry
Mikmeta, dia niolaka niantsinanana
hatrany Tanata-silo ka nihoatra eo
atsinanany hatrany Janoha, 7 dia
nidina hatrany Janoha ka hatrany
Atarota sy Narata, dia nipaka tami-
ny Jeriko ary dia nihatra tany Jor-
dana. 8 Ary hatrany Tapoa dia
niankandrefana ny fari-tany hatra-
my ny lohasahan-driaky Kana, ka
dia nihatra tamy ny ranomasina.
Izany no lovan' ny firenena taranaky
Efraima araka ny fokony, 9 mbamy
ny tanàna natokana ho any ny tara-
naky Efraima teo amy ny lovan' ny
taranaky Manase koa, dia ny tanàna
rehetra mbamy ny zana-bohiny.
10 Ary tsy nandroaka ny Kana-
nita izay nonina tany Gazera izy;
fa monina eo aminy Efraima ny
Kananita mandraka andro any ka
ampanaovina fanompoana.
XVII. Ary nahazo zara-tany tamy
ny filokana koa ny fireneny
Manase (fa izy no lahimatoany
Josefa), dia Makira, lahimatoany
Manase, rainy Gileada, fa izy no
mpanafika ka nahazo any Gileada
sy Basana. 2 Ary nisy koa ho any
ny taranaky Manase sisa araka ny
fokony, dia ho any ny taranaky
Abiezera sy Heleka sy Asriela sy
Sekema sy Hefera ary Semida: ireo
no zanakalahiny Manase, zanaky
Josefa, araka ny fokony.
3 Fa Zelofada, zanaky Hefera,
zanaky Gileada, zanaky Makira,
zanaky Manase, kosa tsy mba nanan-
janakalahy, fa zanakavavy hiany;
ary izao no anaran' ny zanani-vavy:
Mahala sy Noa sy Hogla sy Milka
ary Tirza. 4 Dia nanatona teo
anatrehany Eleazara mpisorona sy
Josoa, zanaky Nona, ary ny loholona
izy ireo ka nanao hoe: Jehovah efa
nandidy any Mosesy hanome anay
zara-tany eo amy ny anadahinay.
Ary dia nomeny lova teo amy ny
rahalahin-drainy izy araka ny didiny
Jehovah.
5 Dia nahazo anjaram-polo Ma-
nase afa-tsy ny tany Gileada sy
Basana, izay any an-dafiny Jordana,
6 satria ny zanakavaviny Manase
niara-nahazo lova tamy ny zanani-
lahy; ary ny tany Gileada dia any
ny zanakalahiny Manase sisa.
7 Ary ny fari-taniny Manase dia
hatrany Asera ka hatrany Mikmeta,
tandrifiny Sekema, dia nandroso
tamy ny ankavanana[1] hatramy ny
mponina any En-tapoa. 8 Ary any
Manase ny tany Tapoa; fa Tapoa
kosa, izay eo amy ny fari-taniny
Manase, dia any ny taranaky Efrai-
ma. 9 Ary ny fari-taniny dia nidina
hatreo atsimon' ny lohasahan-driaky
Kana; ireo tanàna teo amy ny tanà-
nany Manase ireo dia any Efraima;
ary ny fari-taniny Manase dia teo
avaratry ny lohasahan-driaka, ka
dia nihatra tamy ny ranomasina.
10 Ny atsimo dia any Efraima, ary
ny avaratra dia any Manase, ary ny
ranomasina no fari-taniny; ary ni-
hatra taminy Asera teo avaratra sy
taminy Isakara teo atsinanana izy.
11 Ary Manase nahazo anjara koa
teo aminy Isakara sy teo aminy
Asera, dia Beti-sana sy ny zana-
bohiny ary Ibleama sy ny zana-
bohiny ary ny mponina any Dora
sy ny zana-bohiny ary ny mponina
any En-dora koa sy ny zana-bohiny
ary ny mponina any Tanaka sy ny

[1] *Na:* hatrany Jamina.

zana-bohiny ary ny mponina any
Megido sy ny zana-bohiny, dia amy
ny havoana telo ireo.
12 Kanefa tsy nahazo ireo tanàna
ireo ny taranaky Manase; fa tian'
ny Kananita hitoerana indrindra
izany tany izany. 13 Fa rehefa
nihahery ny Zanak' Isiraely, dia
nampanao fanompoana ny Kananita
izy, fa tsy nandroaka azy rehetra.
14 Dia niteny taminy Josoa ny
taranaky Josefa ka nanao hoe:
Nahoana no lova iray sy anjara
iray hiany no nomenao ahy, kanefa
aho efa tonga firenena lehibe, fa
notahiny Jehovah toy izao mandraka
ankehitriny?
15 Dia hoy Josoa taminy: Raha
firenena lehibe ary hianao, dia mia-
kara any amy ny ala, ka miteveza
honenanao any amy ny tanin' ny
Perizita sy ny Refaïta, fa tery loatra
aminao ny tany havoany Efraima.
16 Dia hoy ny taranaky Josefa:
Tsy ampy ho anay ny tany havoana;
ary manana kalesy vy ny Kananita
rehetra, izay monina any amy ny
tany lemaka, dia izay any Beti-sana
sy ny zana-bohiny ary izay any amy
ny tany lemaka Jezirela.
17 Dia hoy Josoa tamy ny tara-
naky Josefa, dia Efraima sy Manase:
Firenena lehibe hianao ka mahery
indrindra; tsy anjara iray hiany no
ho azonao, fa tany havoana koa;
fa ala izany ka tevezo, dia ho anao
ny an-tsisiny; fa handroaka ny
Kananita hianao, na dia [1] manana
kalesy vy aza izy ireo sady mahery.

*Ny nananganana ny tabernakely tao Silo, sy ny nanoratana ny tany sisa tsy mbola voazara.*

XVIII. DIA nivory tao Silo ny
fiangonana, dia ny
Zanak' Isiraely rehetra, ka nanan-
gana ny trano-lay fihaonana tao.
Ary ny tany dia resy teo anoloany.
2 Ary nisy firenena fito tamy ny
Zanak' Isiraely tsy mbola nahazo
ny lovany. 3 Dia hoy Josoa tamy
ny Zanak' Isiraely: Mandra-paho-
viana no hiahotrahoranareo tsy hi-
ditra handova ny tany, izay omeny
Jehovah, Andriamanitry ny razana-
reo, anareo? 4 Mandoava telo lahy
avy isam-pirenena, dia haniraka azy
aho, ary hiainga izy ka handeha
hitety ny tany ka hanoratra azy
araka ny ho lovany, dia hiverina
atỳ amiko. 5 Ary hizara azy ho
fito toko izy; ny Joda hitoetra any
amy ny taniny ao atsimo, ary ny
taranaky Josefa hitoetra any amy
ny taniny ao avaratra. 6 Ary sora-
tinareo ny tany ka ataovy fito toko;
ary ento atỳ amiko ny soratra, dia
hanao filokana ko anareo eto anatre-
hany Jehovah Andriamanitsika aho.
7 Fa tsy mba manana anjara eo
aminareo ny Levita; fa ny fisoro-
nana aminy Jehovah no lovany; ary
Gada sy Robena sy ny antsasaky
ny fireneny Manase efa nahazo ny
lovany any an-dafy atsinanany Jor-
dana, izay nomeny Mosesy, mpa-
nompony Jehovah, azy.
8 Dia niainga ireo lehilahy ireo
ka nandeha; ary Josoa nandidy
izay nandeha hanoratra ny tany ka
nanao hoe: Mandehana mitety ny
tany, ka soraty izy, dia miverena
atỳ amiko, ka eto Silo no hanaovako
filokana ho anareo eo anatrehany
Jehovah.
9 Dia lasa ireo lehilahy ireo ka
nandeha nitety ny tany, dia nano-
ratra azy tamy ny taratasy, ka na-
taony fito toko, araka ny tanàna,
ary dia tafaverina tany aminy Josoa
tao an-toby tao Silo izy. 10 Ary
Josoa dia nanao filokana ho azy tao
Silo teo anatrehany Jehovah; ary
tao no nizarany Josoa ny tany ho
any ny Zanak' Isiraely araka ny
fizarany.

[1] *Na:* fa.

*Ny nizarana ny tany sisa andrefany Jordana: Ny anjaran' ny Benjamina, ny Simeona, ny Zebolona, ny Isakara, ny Asera, ny Naftaly sy ny Dana. Ny tany nomena any Josoa.*

11 DIA nahazo ny loka ny firenena
taranaky Benjamina isam-
pokony; ary ny faritry ny tany
azony dia teo anelanelan' ny tara-
naky Joda sy ny taranaky Josefa.
12 Ary ny fari-taniny amy ny
lafiny avaratra dia hatrany Jordana
ka niakatra hatramy ny ilany Jeriko
amy ny avaratra, dia niakatra nian-
kandrefana nahazo ny tany havoana,
ka dia nihatra tamy ny efitry Beta-
vena, 13 hatreo dia nandroso hatra-
ny Lozy, hatramy ny ilany atsimony
Lozy (Betela izany), dia nidina ha-
trany Atarot-adara ao amy ny ten-
drombohitra atsimony Beti-horona
ambany, 14 dia niolaka tamy ny
lafiny andrefana ka nianatsimo ha-
tramy ny tendrombohitra izay eo
anoloany Beti-horona eo atsimo, ka
dia nihatra any Kiriata-bala (Kiri-
ata-jearima izany), tanànan' ny
taranaky Joda; izany no lafiny
andrefana.
15 Ary ny lafiny atsimo dia
hatramy ny farany Kiriata-jearima;
ary ny fari-tany dia nandroso nian-
kandrefana ka nihatra tamy ny
loharanony Neftoa, 16 dia nidina
hatramy ny faran' ny tendrombo-
hitra, izay tandrifin' ny lohasahan'
ny taranaky Hinoma, eo amy ny
Lohasahan' ny Refaïta eo avaratra,
ka nidina hatramy ny lohasahany
Hinoma, hatramy ny ilany atsimon'
ny Jebosita, ka nidina hatrany
En-rogela, 17 dia nizotra avy any
avaratra ka nandroso hatrany En-
semesy sy Gelilota, izay tandrifin'
ny fiakarana Adomima, ka nidina
hatramy ny vatony Bohana, zanaky
Robena, 18 dia nandroso hatramy ny
ilany avaratra tandrifin' ny tani-hay[1]
ka nidina hatrany amy ny tani-hay,[1]
19 dia nandroso hatramy ny ilany
avaratry Beti-hogla, ka dia nihatra
tamy ny helo-drano avaratra amy
ny Ranomasin-tsira, eo amy ny
farany atsimo aminy Jordana; izany
no lafiny atsimo.
20 Ary Jordana no fari-taniny
atsinanana.
Izany no lovan' ny taranaky
Benjamina amy ny fari-taniny ma-
nodidina araka ny fokony. 21 Ary
ny tanànan' ny firenena taranaky
Benjamina araka ny fokony dia
Jeriko sy Beti-hogla ary ny lohasa-
hany Keziza 22 sy Bet-araba sy
Zemaraima sy Betela 23 sy Avima
sy Para sy Ofra 24 sy Kefara-
hamony sy Ofny sy Geba: tanàna
roa amby ny folo sy ny zana-bohiny;
25 sy Gibeona sy Rama sy Berota
26 sy Mizpa sy Kefira sy Moza 27 sy
Rekema sy Iripela sy Tarala 28 sy
Zela sy Elefa sy ny Jebosita (Jero-
salema izany) sy Gibea *sy* Kiriata:[2]
tanàna efatra amby ny folo sy ny
zana-bohiny. Izany no lovan' ny
taranaky Benjaminá araka ny
fokony.
XIX. Ary ny loka faharoa dia
azony Simeona, dia ny firene-
na taranaky Simeona isam-pokony;
ary ny lovany dia tao anatin' ny
lovan' ny taranaky Joda. 2 Ary
izao no azony ho lovany: Beri-sheba,
na Seba, sy Molada 3 sy Hazara-
soala sy Bala sy Azema 4 sy Elto-
lada sy Betola sy Horma 5 sy Zik-
laga sy Beti-markabota sy Hazara-
sosa 6 sy Beti-lebaota ary Sarohena:
tanàna telo amby ny folo sy ny
zana-bohiny; 7 sy Aina sy Rimona
sy Etera sy Asana: tanàna efatra
sy ny zana-bohiny; 8 ary ny zana-
bohitra rehetra manodidina ireo
tanàna ireo hatrany Baleta-bera sy
Rama amy ny tany atsimo. Izany
no lovan' ny firenena taranaky
Simeona araka ny fokony. 9 Avy
tamy ny anjaran' ny taranaky Joda

[1] *Heb.* Araba. [2] *Na:* ny havoany Kiriata.

no nahazoan' ny taranaky Simeona
ny lovany; fa nalalaka loatra taminy
ny anjaran' ny taranaky Joda, ka
izany no nahazoan' ny taranaky
Simeona anjara tao anatin' ny azy.
10 Ary ny loka fahatelo dia azon'
ny taranaky Zebolona isam-pokony;
ary ny fari-tanin' ny lovany dia
hatrany Sarida, 11 dia niakatra
niankandrefana hatrany Marala, dia
nahazo any Dabeseta ka nihatra
tamy ny lohasahan-driaka tandrifiny
Jokneama, 12 dia nitodika niantsi-
nanana hatrany Sarida ka hatramy
ny fari-taniny Kislota-tabara, dia
nandroso hatrany Daberata ka nia-
katra hatrany Jafia, 13 dia nan-
droso niantsinanana hatrany Gata-
hefera sy Ita-kazina ka nandroso
hatrany Rimona, izay mipaka any
Nea, 14 dia niolaka eo avaratr' iny
ka nahazo any Hanatona, dia nihatra
tamy ny lohasaha Jifta-ela. 15 Ary
Katata sy Nahalola sy Simrona sy
Idala sy Betlehema, dia tanàna roa
amby ny folo sy ny zana-bohiny.
16 Izany no lovan' ny taranaky
Zebolona araka ny fokony, dia ireo
tanàna ireo sy ny zana-bohiny.
17 Ary ny loka fahefatra dia
azony Isakara, dia ny taranaky
Isakara isam-pokony. 18 Ary ny
fari-taniny dia hatrany Jezirela sy
Kesolota sy Sonema 19 sy Hafraima
sy Siona sy Anaharata 20 sy Rabita
sy Kisiona sy Abeza 21 sy Rameta
sy Enganima sy En-hada ary Beti-
pazeza. 22 Ary ny fari-taniny dia
nahazo any Tabara sy Sahazoma sy
Beti-semesy, ka dia nihatra tany
Jordana: tanàna enina amby ny
folo sy ny zana-bohiny. 23 Izany
no lovan' ny firenena taranaky
Isakara araka ny fokony, dia ireo
tanàna ireo sy ny zana-bohiny.
24 Ary ny loka fahadimy dia
azon' ny firenena taranaky Asera
isam-pokony. 25 Ary ny fari-
taniny dia Helkata sy Haly sy Ba-
tena sy Aksafa 26 sy Alameleka sy
Amada sy Misala, dia nihatra any
Karmela eo andrefana sy Sihora-
libnata, 27 dia nitodika niantsina-
nana ho any Beti-dagona ka nihatra
any Zebolona sy ny lohasaha Jifta-
ela any avaratra sy Bet-emeka sy
Neiela, ka dia nihatra any Kabola
eo ankavia 28 ary Ebrona sy Re-
hoba sy Hamona sy Kana ka hatrany
Sidona lehibe, 29 dia nitodika ha-
trany Rama sy Tyro, tanàna miman-
da, dia nitodika hatrany Hosa, ka
dia nihatra tamy ny ranomasina teo
akaikin' ny tany Akziba 30 ary
Oma sy Afeka ary Rehoba: tanàna
roa amby roa-polo sy ny zana-bohiny.
31 Izany no lovan' ny firenena ta-
ranaky Asera araka ny fokony, dia
ireo tanàna ireo sy ny zana-bohiny.
32 Ary ny loka fahenina dia any
ny taranaky Naftaly isam-pokony.
33 Ary ny fari-taniny dia hatrany
Halefa ka hatramy ny hazo tere-
binta ao Zananima sy hatrany
Adami-hanekeba sy Jabniela ka ha-
trany Lakoma, ka dia nihatra any
Jordana, 34 dia nitodika niankandre-
fana hatrany Aznota-tabara, dia
nandroso hatrany Hokoka ary niha-
tra any Zebolona eo atsimo sy Asera
eo andrefana ary Joda amorony Jor-
dana eo atsinanana.
35 Ary ny tanàna mimanda dia
Zidima sy Zera sy Hamata sy Ra-
kata sy Kinereta 36 sy Adama sy
Rama sy Hazora 37 sy Kadesy sy
Edrehy sy En-hazora 38 sy Irona sy
Migdal-ela sy Horema sy Bet-anata
sy Beti-semesy: tanàna sivy amby
ny folo sy ny zana-bohiny. 39
Izany no lovan' ny firenena tara-
naky Naftaly araka ny fokony, dia
ireo tanàna ireo sy ny zana-bohiny.
40 Ary ny loka fahafito dia any
ny firenena taranaky Dana isam-
pokony. 41 Ary ny fari-tanin' ny
lovany dia Zora sy Estaola sy Ira-
semesy 42 sy Salabima sy Aialona
sy Jitla 43 sy Elona sy Timna sy
Ekrona 44 sy Elteke sy Gibetona sy
Baleta 45 sy Jehoda sy Bene-beraka
sy Gat-rimona 46 sy Me-jarkona sy
Rakona ary ny tany tandrifiny Jopa.
47 Ary ny fari-tanin' ny taranaky

Dana dia nandroso nihoatra ireo;
fa niakatra ny taranaky Dana, dia
niady taminy Lesema ka nahafaka
azy ary namely azy tamy ny lelan-
tsabatra ka nahazo azy, dia nitoetra
teo; ary ny anarany Lesema nataony
hoe Dana araka ny anarany Dana
rainy. 48 Izany no lovan' ny fire-
nena taranaky Dana araka ny fo-
kony, dia ireo tanàna ireo sy ny
zana-bohiny.

49 Dia vitany ny nizarana ny
tany holovany araka ny fari-taniny,
ka dia nomen' ny Zanak' Isiraely
lova teo aminy koa Josoa, zanaky
Nona. 50 Araka ny teniny Jeho-
vah dia nomeny azy ny tanàna izay
nangatahiny, dia Timnata-sera any
amy ny tany havoany Efraima; dia
nanamboatra ny tanàna izy ka ni-
toetra tao.

51 Ireo no lova izay nozarainy
Eleazara mpisorona sy Josoa, za-
naky Nona, ary ny lohan' ny fiana-
kaviana tamy ny firenen' ny Zanak'
Isiraely tao Silo teo anatrehany Je-
hovah, dia teo am-baravaran' ny
trano-lay fihaonana, araka ny filo-
kana. Dia vitany avokoa ny niza-
rany ny tany.

*Ny nifidianana ny tanàna fandosirana ho an' izay nahafaty olona tsy nahy.*

XX. ARY Jehovah niteny taminy
Josoa ka nanao hoe: 2
Lazao amy ny Zanak' Isiraely hoe:
Fidio ny tanàna fandosirana izay
nasaiko nolazainy Mosesy tamina-
reo, 3 handosiran' izay nahafaty
olona tsy nahy; dia ho fandosirana
ho anareo izany mba tsy ho azon' ny
mpamaly ra.

4 Ary raha misy mandositra ho
ao amy ny anankiray amin' ireo
tanàna ireo ka mijanona eo anoloan'
ny vavahady ary mandahatra ny
teniny eo anatrehan' ny loholona
amin' izany tanàna izany, dia ham-
pidiriny ho ao an-tanàna izy ka
homeny toerana, mba hitoetra ao
aminy. 5 Ary raha manenjika azy
ny mpamaly ra, dia tsy hanolotra
ilay nahafaty olona ho eo an-tànany
izy, satria nahafaty tsy nahy ny
namany, fa tsy dia nankahala azy
teo aloha. 6 Dia hitoetra ao amin'
izany tanàna izany izy mandra-
pisehony eo anatrehan' ny fiango-
nana hotsaraina, *sy* mandra-paha-
fatin' izay mpisoronabe amin' izany
andro izany; dia hiverina ilay naha-
faty olona ka hody any an-tanànany
sy any an-tranony, dia any amy
ny tanàna izay nialany fony izy
nandositra.

7 Dia nanokana any Kadesy any
Galilia any amy ny tany havoany
Naftaly izy sy Sekema any amy ny
tany havoany Efraima ary Kiriat-
arba (Hebrona izany) any amy ny
tany havoany Joda.

8 Ary dia nifidy any Bezera any
an-efitra amy ny tany lemaka izay
any ny fireneny Robena izy, ary
Ramota izay any Gileada, any ny
fireneny Gada, ary Golana any Ba-
sana, izay any ny fireneny Manase,
any an-dafy atsinanany Jordana,
tandrifiny Jeriko.

9 Ireo no tanàna voafidy ho any
ny Zanak' Isiraely rehetra sy ny
vahiny eo aminy handosiran' izay
rehetra nahafaty olona tsy nahy,
mba tsy ho fatin' ny tànan' ny
mpamaly ra izy mandra-pisehony eo
anatrehan' ny fiangonana.

*Ny tanànan' ny mpisorona sy ny Levita.*

XXI. ARY ny lohan' ny fianaka-
viana tamy ny Levita
dia nanatona any Eleazara mpiso-
rona sy Josoa, zanaky Nona, ary ny
lohan' ny fianakaviana tamy ny
firenen' ny Zanak' Isiraely 2 ka
niteny taminy tao Silo tao amy ny
tany Kanana hoe: Jehovah efa
nampandidy any Mosesy mba ho-
mena tanàna hitoerana izahay sy
tany manodidina azy ho any ny biby
fiompinay. 3 Dia avy tamy ny
lovany no nanomezan' ny Zanak'
Isiraely ny Levita izao tanàna izao

sy ny tany manodidina azy avy
araka ny didiny Jehovah.
4 Dia nahazo loka ny fokon' ny
Kehatita; ary ny loka azon' ny
taranaky Arona mpisorona isan' ny
Levita dia tanàna telo amby ny folo,
avy tamy ny fireneny Joda sy ny
fireneny Simeona ary ny fireneny
Benjamina. 5 Ary ny loka azon'
ny taranaky Kehata sisa dia tanàna
folo, avy tamy ny fokon' ny fireneny
Efraima sy ny fireneny Dana ary
ny antsasaky ny fireneny Manase.
6 Ary ny loka azon' ny taranaky
Gersona dia tanàna telo amby ny
folo, avy tamy ny fokon' ny fireneny
Isakara sy ny fireneny Asera sy ny
fireneny Naftaly ary tamy ny antsa-
saky ny fireneny Manase any Ba-
sana.
7 Ary ny loka azon' ny taranaky
Merary isam-pokony dia tanàna roa
amby ny folo, avy tamy ny fireneny
Robena sy ny fireneny Gada ary ny
fireneny Zebolona.
8 Dia nomen' ny Zanak' Isiraely
ny Levita tamy ny filokana ireo
tanàna ireo sy ny tany manodidina
azy avy araka izay nasainy Jehovah
nandidiany Mosesy.
9 Dia nomeny avy tamy ny fire-
nena taranaky Joda sy ny firenena
taranaky Simeona ireto tanàna hoto-
nonina ireto, 10 izay azon' ny tara-
naky Arona, isam-pokon' ny tara-
naky Kehata, amy ny taranaky
Levy; fa azy ny loka voalohany.
11 Dia nomeny azy ny tanànany
Arba,[1] rainy Anàka (Hebrona izany),
any amy ny tany havoany Joda,
mbamy ny tany manodidina azy.
12 Fa ny saha momba ny tanàna sy
ny zana-bohiny dia nomeny ho lovany
Kaleba, zanaky Jefone.
13 Dia nomeny ny taranaky
Arona mpisorona Hebrona sy ny
tany manodidina azy, ho tanàna
fandosirana ho an' izay nahafaty
olona, ary Libna sy ny tany mano-
didina azy 14 ary Jatira sy ny tany
manodidina azy ary Estemoa sy ny
tany manodidina azy 15 ary Holona
sy ny tany manodidina azy ary Debi-
ra sy ny tany manodidina azy 16 ary
Aina sy ny tany manodidina azy
ary Jota sy ny tany manodidina azy
ary Beti-semesy sy ny tany mano-
didina azy: tanàna sivy avy tamin'
ireo firenena roa ireo; 17 ary avy
tamy ny fireneny Benjamina dia
Gibeona sy ny tany manodidina azy
ary Geba sy ny tany manodidina
azy 18 ary Anatota sy ny tany
manodidina azy ary Almona sy ny
tany manodidina azy, dia tanàna
efatra. 19 Ny tanàna rehetra any
ny mpisorona, taranaky Arona, dia
telo amby ny folo ary ny tany
manodidina azy avy.
20 Ary ny amy ny taranaky
Kehata, dia ny Levita sisa tamy ny
taranaky Kehata, ny tanàna azony
tamy ny filokana dia avy tamy ny
fireneny Efraima. 21 Dia nomeny
azy Sekema sy ny tany manodidina
azy any amy ny tany havoany
Efraima, ho tanàna fandosirana ho
an' izay nahafaty olona, ary Gazera
sy ny tany manodidina azy 22 ary
Kibzaima sy ny tany manodidina
azy ary Beti-horona sy ny tany
manodidina azy: tanàna efatra; 23
ary avy tamy ny fireneny Dana dia
Elteke sy ny tany manodidina azy
ary Gibetona sy ny tany manodidina
azy 24 ary Aialona sy ny tany
manodidina azy ary Gata-rimona sy
ny tany manodidina azy: tanàna
efatra; 25 ary avy tamy ny antsa-
saky ny fireneny Manase dia Tanaka
sy ny tany manodidina azy ary
Gata-rimona sy ny tany manodidina
azy: tanàna roa. 26 Ny tanàna
rehetra azon' ny fokon' ny taranaky
Kehata sisa dia folo ary ny tany
manodidina azy avy.
27 Ary *izao no azon'* ny taranaky
Gersona isan' ny fokon' ny Levita:
avy tamy ny antsasaky ny fireneny
Manase dia Golana any Basana sy

---

1. Kiriat-arba; *izahao* xv. 54.

ny tany manodidina azy, ho tanàna
fandosirana ho an' izay nahafaty
olona, ary Bestera sy ny tany mano-
didina azy, dia tanàna roa; 28 ary
avy tamy ny fireneny Isakara dia
Kisiona sy ny tany manodidina azy
ary Daberata sy ny tany manodidina
azy 29 ary Jarmota sy ny tany
manodidina azy ary En-ganima sy
ny tany manodidina azy, dia tanàna
efatra; 30 ary avy tamy ny fire-
neny Asera dia Misala sy ny tany
manodidina azy ary Abdona sy ny
tany manodidina azy 31 ary Helkata
sy ny tany manodidina azy ary
Rehoba sy ny tany manodidina azy,
dia tanàna efatra; 32 ary avy tamy
ny fireneny Naftaly dia Kadesy any
Galilia sy ny tany manodidina azy,
ho tanàna fandosirana ho an' izay
nahafaty olona, ary Hamota-dora sy
ny tany manodidina azy ary Kar-
tana sy ny tany manodidina azy,
dia tanàna telo. 33 Ny tanàna re-
hetra any ny Gersonita isam-pokony
dia telo amby ny folo sy ny tany
manodidina azy avy.

34 Ary *izao no azon'* ny fokon'
ny taranaky Merary, izay Levita
sisa: avy tamy ny fireneny Zebolona
dia Jokneama sy ny tany mano-
didina azy ary Karta sy ny tany
manodidina azy 35 ary Dimna sy ny
tany manodidina azy ary Nahalola
sy ny tany manodidina azy, dia
tanàna efatra; 36 ary avy tamy ny
fireneny Robena dia Bezera sy ny
tany manodidina azy ary Jahaza sy
ny tany manodidina azy 37 ary
Kedemota sy ny tany manodidina
azy ary Mefata sy ny tany mano-
didina azy, dia tanàna efatra; 38
ary avy tamy ny fireneny Gada dia
Ramota any Gileada sy ny tany
manodidina azy, ho tanàna fandosi-
rana ho an' izay nahafaty olona,
ary Mahanaima sy ny tany mano-
didina azy 39 ary Hesbona sy ny
tany manodidina azy ary Jazera sy
ny tany manodidina azy, dia tanàna
efatra izy rehetra. 40 Ny tanàna
rehetra any ny taranaky Merary
araka ny fokony, izay sisa tamy ny
fokon' ny Levita, dia tanàna roa
amby ny folo no loka azony.

41 Ny tanàna rehetra any ny
Levita teo anatin' ny lovan' ny
Zanak' Isiraely dia valo amby efa-
polo sy ny tany manodidina azy avy.
42 Ireo tanàna ireo samy manana
ny taniny manodidina azy avy;
tahaka izany avokoa ireo tanàna
rehetra ireo.

*Ny nahatanterahan' ny teny rehetra nataon' Andriamanitra tamy ny Isiraely.*

43 DIA nomeny Jehovah ny Isi-
raely ny tany rehetra izay
efa nianianany homena ny razany;
ary nandova izany izy ireo ka noni-
na teo. 44 Dia nomeny Jehovah
fitsaharana amy ny manodidina izy,
araka izay rehetra nianianany tamy
ny razany, ka tsy nisy lehilahy tamy
ny fahavalony rehetra nahajanona
teo anoloany; fa natolotry Jehovah
teo an-tànany avokoa ny fahavalony
rehetra. 45 Tsy nisy latsaka na
dia kely akory aza ny zava-tsoa re-
hetra izay nolazainy Jehovah tamy
ny taranaky Isiraely; fa tanteraka
avokoa izany rehetra izany.

*Ny nampodiana ny firenena roa sy sasany ho any an-dafy atsinanany Jordana, sy ny nanorenany ilay alitara teo amorony Jordana, ary ny nataon' ny firenena sasany tamin' izany.*

XXII. ARY tamin' izay dia nan-
tsoiny Josoa ny Robe-
nita sy ny Gadita sy ny antsasaky
ny fireneny Manase, 2 ka hoy izy
taminy: Hianareo efa nitandrina
izay rehetra nandidiany Mosesy,
mpanompony Jehovah, anareo sady
efa nihaino ny feoko koa tamin'
izay rehetra nandidiako anareo; 3
tsy nilaozanareo ny rahalahinareo
hatramin' izany andro maro izany
ka mandraka andro any, fa notan-
dremanareo ny lalàna nasainy Je-
hovah Andriamanitrareo notandre-

manareo. 4 Ary ankehitriny, dia
efa nomeny Jehovah Andriamani-
trareo fitsaharana ny rahalahinareo,
araka izay nolazainy taminy; koa
modia ankehitriny, ka mankanesa
any amy ny lainareo avy, ho any
amy ny taninareo, izay nomeny
Mosesy, mpanompony Jehovah, ana-
reo any an-dafiny Jordana. 5 Ka-
nefa mitandrema tsara mba hana-
raka ny didy sy ny lalàna izay
nandidiany Mosesy, mpanompony
Jehovah, anareo, hitiavanareo any
Jehovah Andriamanitrareo sy han-
dehananareo amy ny làlany rehetra
sy hitandremanareo ny didiny sy
hifikiranareo aminy ary hanompoa-
nareo Azy amy ny fonareo rehetra
sy ny fanahinareo rehetra.

6 Dia nitso-drano azy Josoa ka
nampody azy; dia lasa nankany
amy ny lainy avy izy. 7 Ary ny
antsasaky ny fireneny Manase efa
nomeny Mosesy *lova* tany Basana;
fa ny antsasany kosa efa nomeny
Josoa teo amy ny rahalahiny etỳ
an-dafy andrefany Jordana. Ary
raha nampodiny Josoa ho any amy
ny lainy koa ireo, dia notsofiny rano
izy 8 ka nilazany hoe: Modia ho
any amy ny lainareo avy hianareo,
mitondra harena be sy omby aman-
ondry be indrindra sy volafotsy sy
volamena sy varahina sy vy ary
fitafiana be dia be; ary imbony
amy ny rahalahinareo ny babo azo
tamy ny fahavalonareo.

9 Dia nody ny taranaky Robena
sy Gada ary ny antsasaky ny fire-
neny Manase ka nandao ny Zanak'
Isiraely tao Silo, izay ao amy ny
tany Kanana, hankany amy ny
tany Gileada ho any amy ny zara-
taniny, izay azony araka ny teniny
Jehovah nasainy nolazainy Mosesy.

10 Ary raha tonga teo amorony
Jordana eo amy ny tany Kanana
ny taranaky Robena sy Gada ary
ny antsasaky ny fireneny Manase,
dia nanorina alitara teo izy, ary le-
hibe ny fijery izany alitara izany.

11 Ary ny Zanak' Isiraely na-
hare hoe: Indreo, ny taranaky Ro-
bena sy Gada ary ny antsasaky ny
fireneny Manase efa nanorina alitara
an-tsisin' ny tany Kanana, eo amo-
rony Jordana, anatin' ny tanin' ny
Zanak' Isiraely. 12 Ary nony ren'
ny Zanak' Isiraely izany, dia nian-
gona tao Silo ny fiangonana, dia ny
Zanak' Isiraely rehetra, mba hiaka-
tra hiady aminy.

13 Dia naniraka any Finehasa,
zanaky Eleazara mpisorona, ny
Zanak' Isiraely ho any amy ny
taranaky Robena sy Gada ary ny
antsasaky ny fireneny Manase, any
amy ny tany Gileada, 14 sy loho-
lona folo lahy koa niaraka taminy,
dia loholona iray isam-pirenena
tamy ny Isiraely rehetra: samy
lohan' ny fianakaviany tamy ny
arivon' ny Isiraely ireo.

15 Dia tonga tany amy ny tara-
naky Robena sy Gada ary ny antsa-
saky ny fireneny Manase tany amy
ny tany Gileada ireo ka niteny
taminy hoe: 16 Izao no lazain' ny
fiangonany Jehovah rehetra: Inona
izato fahotana nataonareo amin'
Andriamanitry ny Isiraely, no niala
tamy ny fanarahana any Jehovah
hianareo andro any tamy ny nanore-
nanareo alitara ka miodina aminy
Jehovah ankehitriny? 17 Zavatra
kely loatra amintsika va ilay heloka
ny aminy Peora, izay tsy mbola
nahadiovantsika ny tenantsika ho
afaka amin' izany mandraka andro
any, na dia efa nisy aza ilay areti-
mandringana tamy ny fiangonany
Jehovah, 18 no dia mihodina miala
amy ny fanarahana any Jehovah
hianareo anio? Raha miodina aminy
Jehovah hianareo anio, dia ho tezitra
amy ny fiangonana, dia ny Isiraely
rehetra, Izy rahampitso. 19 Kanefa
raha maloto ny taninareo, dia mità
ho any amy ny taniny Jehovah, izay
itoeran' ny tabernakeliny Jehovah,
ka any aminay maka fonenana; fa
aza miodina aminy Jehovah, na
miodina aminay, amy ny anorena-
nareo alitara afa-tsy ny alitarany

Jehovah Andriamanitsika. 20 Tsy
nandika ny didy va Akana, zanaky
Zera, tamy ny zavatra voaozona,[1]
ka nisy fahatezerana nahatratra ny
fiangonana, dia ny Isiraely rehetra?
Ary tsy io lehilahy irery io hiany
no maty tamin' izany helony izany.
21 Dia namaly ny taranaky Ro-
bena sy Gada ary ny antsasaky ny
fireneny Manase ka nanao tamy ny
mpifehy arivo tamy ny Isiraely
hoe: 22 Andriamanitra Andriana-
nahary, dia Jehovah—eny, Andria-
manitra Andriananahary, dia Jeho-
vah, Izy no mahalala, ary ny Isira-
ely hahalala koa; raha fiodinana
na fahadisoana aminy Jehovah (aza
mba mamonjy anay akory Hianao
anio),—23 raha izany no nanore-
nanay alitara, mba hiala amy ny
fanarahana any Jehovah, na hana-
titra fanatitra odorana, na fana-
titra hohanina, na fanati-pihavana-
na, eo amboniny, dia aoka Jehovah
no hanadina; 24 fa tahotra tokoa
no anton' ny nanaovanay izao; fa
hoy izahay: Rahatrizay dia hanon-
tany ny taranakay ny taranakareo
hoe: Moa mifaninona akory hiana-
reo sy Jehovah, Andriamanitry ny
Isiraely? 25 fa Jordana no nataony
Jehovah ho faritra eo anelanelan-
tsika, ry taranaky Robena sy Gada,
ka tsy manana anjara aminy Jeho-
vah hianareo; ka dia hampitsaharin'
ny taranakareo tsy hatahotra any
Jehovah ny taranakay. 26 Dia
hoy izahay: Aoka isika hanorina
alitara ho antsika, tsy hanaterana
fanatitra odorana anefa, na fanatitra
hafa alatsa-dra, 27 fa mba ho vavo-
lombelona ho amintsika sy ny tara-
natsika mandimby antsika, hanao-
vanay ny fanompoana any Jehovah
eo anatrehany amy ny hanaterana
fanatitra odorana sy fanatitra hafa
alatsa-dra ary fanati-pihavanana mba
tsy holazain' ny taranakareo amy
ny taranakay rahatrizay hoe: Tsy
manana anjara aminy Jehovah hia-
nareo. 28 Ary hoy izahay: Raha
tàhiny lazainy aminay na ny tarana-
kay izany rahatrizay, dia hataonay
hoe: Jereo ny endriky ny alitarany
Jehovah, izay nataon' ny razanay,
tsy hanaterana fanatitra odorana
anefa, na fanatitra hafa alatsa-dra,
fa mba ho vavolombelona ho amin-
tsika roa tonta. 29 Sanatria aminay
raha hiodina aminy Jehovah ka hiala
anio amy ny fanarahana any Jeho-
vah hanorina alitara hanaterana
fanatitra odorana, na fanatitra ho-
hanina, na fanatitra hafa alatsa-dra,
afa-tsy ny alitarany Jehovah An-
driamanitsika, izay eo anoloan' ny
tabernakeliny.
30 Ary rehefa reny Finehasa mpi-
sorona sy ny lohan' ny fiangonana,
dia ny mpifehy arivo tamy ny Isi-
raely, izay niaraka taminy, ny teny
izay nolazain' ny taranaky Robena
sy Gada ary ny taranaky Manase,
dia sitrany izany. 31 Ary hoy Fine-
hasa, zanaky Eleazara mpisorona,
tamy ny taranaky Robena sy Gada
ary ny taranaky Manase: Fantatray
anio fa eto amintsika Jehovah, satria
tsy nanao izany fahadisoana izany
taminy Jehovah hianareo; ary amin'
izany dia efa namonjy ny Zanak'
Isiraely tamy ny tànany Jehovah
hianareo.
32 Ary Finehasa, zanaky Eleazara
mpisorona, sy ny loholona dia nive-
rina nandao ny taranaky Robena sy
Gada tany amy ny tany Gileada ka
nankany amy ny tany Kanana ho
any amy ny Zanak' Isiraely ary
nitondra valin-teny ho any aminy.
33 Ary sitraky ny Zanak' Isiraely
izany, dia nisaotra an' Andriama-
nitra ny Zanak' Isiraely ka tsy
nihevitra hiakatra hiady aminy
intsony handrava ny tany izay
nonenan' ny taranaky Robena sy
Gada.
34 Dia nasian' ny taranaky
Robena sy Gada anarana ilay alitara
—fa vavolombelona ho amintsika

[1] *Heb.* herema; *izahao Lev.* xxvii. 28.

roa tonta io fa Jehovah no Andria-
manitra.

*Fananarana nataony Josoa.*

XXIII. ARY rehefa ela, taorian'
ny nanomezany Jeho-
vah fitsaharana ho any ny Isiraely
ho afaka amy ny fahavalony rehetra
manodidina, ary Josoa dia efa zoki-
olona sady nandroso fahanterana, 2
dia nantsoiny Josoa ny Isiraely
rehetra, dia ny loholony sy ny lehi-
beny sy ny mpitsara azy ary ny
mpifehy azy, ka hoy izy taminy:
Efa zoki-olona aho izao ka mandroso
fahanterana, 3 ary hianareo efa na-
hita izay rehetra nataony Jehovah
Andriamanitrareo tamin' ireo fire-
nena rehetra ireo teo anoloanareo;
fa Jehovah Andriamanitrareo no
niady ho anareo. 4 Indreo, efa
voazarako ho lovan' ny firenenareo
tamy ny filokana ireo firenena sisa
ireo, hatrany Jordana, mbamy ny
firenena rehetra izay nofongorako,
ka hatramy ny ranomasina lehibe
andrefana.
5 Ary Jehovah Andriamanitrareo,
Izy no handroaka ireny eo anoloana-
reo, dia hampiala azy eo anoloanareo;
ary handova ny taniny hianareo
araka izay nolazainy Jehovah An-
driamanitrareo taminareo. 6 Dia
mahereza tsara hianareo hitandrina
sy hanao izay rehetra voasoratra ao
amy ny bokin' ny lalàny Mosesy,
mba tsy hivilianareo hiala aminy, na
ho amy ny ankavanana, na ho amy
ny ankavia, 7 mba tsy hankanesa-
nareo eny amin' ireo firenena sisa
eo aminareo ireo; ny anaran' ny
andriamaniny dia aoka tsy hotononi-
nareo na hampianiananareo akory,
ary aza manompo azy na mianko-
hoka eo anatrehany; 8 fa Jehovah
Andriamanitrareo hiany no ifikiro,
araka ny nataonareo mandraka
andro any. 9 Fa nandroaka fire-
nena lehibe sy mahery teo anoloana-
reo Jehovah; ary dia tsy nisy olona
nahajanona teo anoloanareo man-
draka andro any. 10 Ny lehilahy
iray aminareo manenjika ny arivo;
fa Jehovah Andriamanitrareo, Izy
no miady ho anareo, araka izay
nolazainy taminareo.
11 Dia tandremo tsara ny fanahi-
nareo mba ho tia any Jehovah
Andriamanitrareo. 12 Fa raha mi-
hemotra hianareo ka miray amin'
ireo firenena sisa eo aminareo ireo
ary mifanambady aminy ka miditra
ao aminy, ary izy kosa ao aminareo,
13 dia ho fantatrareo tokoa fa tsy
handroaka ireo firenena ireo eo ano-
loanareo intsony Jehovah Andria-
manitrareo; fa ho fandrika sy tonta
aminareo ireo, ary ho fanindronana
amy ny tehezanareo, sy ho tsilo eo
amy ny masonareo, mandra-pahalany
ritranareo tsy ho eo amin' ity tany
soa nomeny Jehovah Andriamani-
trareo anareo ity.
14 Ary, indro, efa handeha ho
amy ny làlana falehan' ny tany
rehetra aho izao; ary fantatrareo
ao amy ny fonareo rehetra sy ny
fanahinareo rehetra fa tsy misy
latsaka na dia zavatra iray akory
aza ny zava-tsoa rehetra izay nila-
zany Jehovah Andriamanitrareo
anareo; efa tanteraka taminareo
avokoa izy rehetra: tsy nisy latsaka
izy na dia zavatra iray akory aza.
15 Ary tahaka ny efa nanatan-
terahana taminareo ny zava-tsoa
rehetra, izay nolazainy Jehovah
Andriamanitrareo taminareo, no ha-
natanterahany Jehovah aminareo
kosa ny loza rehetra mandra-paha-
ringany anareo tsy ho eo amin' ity
tany soa nomeny Jehovah Andria-
manitrareo anareo ity. 16 Amin'
izay hivadihanareo ny fanekeny
Jehovah Andriamanitrareo, izay
nandidiany anareo, sy handehana-
nareo hanompo ireo andriamani-kafa
ary hiankohofanareo eo anatrehany,
dia hirehitra aminareo ny fahateze-
rany Jehovah, ary ho lany ringana
faingana hianareo tsy ho eo amy ny
tany soa nomeny anareo.

*Ny teny farany nataony Josoa tamy ny olona, sy ny nanaovan' ny olona fanekena mafy fa tsy hiala amin' Andriamanitra.*

XXIV. ARY Josoa nanangona
ny fireneny Isiraely
rehetra tany Sekema ka niantso ny
loholon' ny Isiraely sy ny lehibeny
sy ny mpitsara azy ary ny mpifehy
azy, ka dia niara-niseho teo anatre-
han' Andriamanitra izy ireo. 2
Ary hoy Josoa tamy ny vahoaka
rehetra: Izao no lazainy Jehovah,
Andriamanitry ny Isiraely: Tany
an-dafin' ny Ony[1] no nonenan' ny
razanareo tany aloha, dia Tera,
rainy Abrahama sy Nahora; ary
nanompo andriamani-kafa izy. 3
Dia naka any Abrahama razanareo
avy tany an-dafin' ny Ony[1] Aho ka
nitondra azy nitety ny tany Kanana
rehetra, dia nahamaro ny taranany
ka nanome any Isaka ho zanany. 4
Ary Isaka koa dia nomeko any
Jakoba sy Esao ho zanany; ary
nomeko ho lovany Esao ny tendrom-
bohitra Seïra; fa Jakoba sy ny
taranany kosa nankany Egypta. 5
Dia naniraka any Mosesy sy Arona
Aho ka namely any Egypta, araka
izay nataoko teo aminy; ary rehefa
afaka izany, dia nitondra anareo
nivoaka Aho.

6 Ary nony nitondra ny razana-
reo nivoaka avy tany Egypta Aho,
dia tonga teo amy ny ranomasina
hianareo; ary nanenjika ny razana-
reo hatreo amy ny Ranomasina
Mena ny Egyptiana, nitaingina ka-
lesy sy soavaly. 7 Dia nitaraina
taminy Jehovah izy, ka nasiany
maizina teo anelanelanareo sy ny
Egyptiana, sady nakatony taminy
ny ranomasina ka nasarony azy,
ary ny masonareo nahita izay na-
taoko tany Egypta; ary nitoetra
ela tany an-efitra hianareo.

8 Ary nentiko ho any amy ny
tanin' ny Amorita, izay nonina tany
an-dafiny Jordana, hianareo; dia
niady taminareo ireo; ary nanolotra
azy teo an-tànanareo Aho, mba han-
dovanareo ny taniny, ary nandrin-
gana azy teo anoloanareo Aho. 9
Dia nitsangana Balaka, zanaky
Zipora, mpanjakany Moaba, ka
niady tamy ny Isiraely; dia nani-
raka ka nampaka any Balama,
zanaky Beora, izy hanozona anareo.
10 Fa tsy nety nihaino any Balama
Aho, koa nitahy anareo tokoa izy;
ka dia namonjy anareo tamy ny
tànany Aho.

11 Ary nita any Jordana hianareo
ka nankany Jeriko; dia niady tami-
nareo ny mponina tao Jeriko mba-
my ny Amorita sy ny Perizita sy ny
Kananita sy ny Hetita sy ny Gir-
gasita sy ny Hivita ary ny Jebo-
sita, ka natolotro teo an-tànanareo
ireny. 12 Dia nampandehaniko teo
anoloanareo ny fanenitra, izay nan-
droaka azy teo anoloanareo, dia ny
mpanjaka roa tamy ny Amorita, fa
tsy tamy ny sabatrao, na tamy ny
tsipìkanao. 13 Ary nomeko tany
izay tsy nasainareo hianareo sy
tanàna izay tsy naorinareo, ka dia
nonina tao hianareo; ary nihinana
ny avy amy ny tanimboaloboka sy
ny taninoliva izay tsy nataonareo
hianareo.

14 Koa ankehitriny, matahora
any Jehovah, ka manompoa Azy
amy ny fahitsiana sy ny fahamari-
nana; ary ario ny andriamanitra
izay notompoin' ny razanareo tany
an-dafin' ny Ony[1] sy tany Egypta,
ka manompoa any Jehovah. 15
Nefa raha tsy sitrakareo ny hanompo
any Jehovah, dia fidionareo anio ary
izay hotompoinareo, na ny andria-
manitra izay notompoin' ny razana-
reo tany an-dafin' ny Ony,[1] na ny
andriamanitry ny Amorita, izay
mponina teto amy ny tany onena-
nareo; fa raha izaho sy ny ankoho-
nako kosa, dia hanompo any Jehovah
izahay.

[1] Eofrata.

16 Dia namaly ny vahoaka ka
nanao hoe: Sanatria raha hahafoy
any Jehovah izahay ka hanompo
izay andriamani-kafa. 17 Fa Jeho-
vah Andriamanitsika, Izy no niton-
dra antsika sy ny razantsika nivoa-
ka avy tany amy ny tany Egypta,
tany amy ny trano nahandevozana,
ary Izy no nanao ireny famantarana
lehibe ireny teo imasontsika ka niaro
antsika teny amy ny làlana rehetra
nalehantsika sy teny amy ny firenena
rehetra izay notetezintsika. 18 Ary
Jehovah nandroaka ny firenena re-
hetra teo anoloantsika, dia ny Amo-
rita izay nonina teto amy ny tany;
koa izahay koa dia mba hanompo
any Jehovah, fa Izy no Andriamani-
tsika.

19 Ary hoy Josoa tamy ny vahoaka:
Tsy mahay manompo any Jehovah
hianareo; fa Andriamanitra masina
Izy, Andriamanitra saro-piaro Izy
ka tsy hamela ny fahadisoanareo sy
ny fahotanareo. 20 Raha mahafoy
any Jehovah hianareo ka manompo
andriamani-kafa, dia hiverina Izy
ka hampahory anareo sy hahafon-
gana anareo, rehefa nasiany soa.

21 Dia hoy ny vahoaka taminy
Josoa: Tsia; fa Jehovah hiany no
hotompoinay.

22 Dia hoy Josoa tamy ny vahoa-
ka: Vavolombelona ho any ny
tenanareo hianareo fa efa nifidy any
Jehovah hotompoinareo.

Ary hoy ny olona: Eny, vavo-
lombelona izahay.

23 Arionareo ankehitriny ary ny
andriamani-kafa, izay eo aminareo,
ka ampanatony any Jehovah, An-
driamanitry ny Isiraely, ny fonareo.

24 Dia hoy ny vahoaka taminy
Josoa: Jehovah Andriamanitray no
hotompoinay, ary ny feony no
hohenoinay.

25 Ary dia nanao fanekena tamy
ny vahoaka Josoa tamin' izany
andro izany ka nanome azy lalàna
sy didy tany Sekema.

26 Dia nosoratany Josoa tao amy
ny bokin' ny lalàn' Andriamanitra
ireo teny ireo, ary naka vato lehibe
izy ka nanangana azy teo ambanin'
ny hazo terebinta, izay teo anilan'
ny fitoera-masiny Jehovah. 27 Dia
hoy Josoa tamy ny vahoaka rehetra:
Indro, io vato io ho vavolombelona
amintsika; fa efa nahare ny teny
rehetra nolazainy Jehovah tamin-
tsika io, dia ho vavolombelona ami-
nareo io, fandrao handainga amin'
Andriamanitrareo hianareo.

28 Dia nampodiny Josoa ny vahoa-
ka samy ho any amy ny lovany avy.

*Ny nahafatesany Josoa sy Eleazara, sy ny nandevenana ny taolany Josefa.*

29 ARY rehefa afaka izany zava-
tra izany, dia maty Josoa,
zanaky Nona, mpanompony Jeho-
vah, rehefa folo amby zato taona ny
androny. 30 Dia nalevina tao amy
ny fari-tanin' ny lovany izy, dia tao
Timnata-sera, any amy ny tany
havoany Efraima, avaratry ny ten-
drombohitra Gasa. 31 Ary nanompo
any Jehovah ny Isiraely tamy ny
andro rehetra niainany Josoa sy
tamy ny andro rehetra niainan' ny
loholona izay velona taoriany Josoa
ka nahalala ny asa rehetra izay na-
taony Jehovah ho any ny Isiraely.

32 Ary ny taolany Josefa, izay efa
nentin' ny Zanak' Isiraely avy tany
Egypta, dia naleviny tao Sekema, tao
amy ny tany izay novidiny Jakoba
volafotsy[1] zato tamy ny zanaky
Hamora, rainy Sekema; dia tonga
lovan' ny taranaky Josefa izany.

33 Dia maty koa Eleazara, zanaky
Arona, ka naleviny teo amy ny
havoany Finehasa zanany, izay no-
mena azy tany amy ny tany havoany
Efraima.

[1] *Heb.* kesita; *izahao Gen.* xxxiii. 19.

# MPITSARA.

---

*Ny niadian' ny Zanak' Isiraely tamy ny Kananita taorian' ny nahafatesany Josoa.*

I. ARY rehefa maty Josoa, dia
nanontany taminy Jehovah
ny Zanak' Isiraely hoe: Iza no hia-
katra voalohany hiady amy ny
Kananita ho anay? 2 Dia hoy
Jehovah: Joda no hiakatra; indro,
efa nanolotra ny tany ho eo an-
tànany Aho.
3 Ary hoy Joda taminy Simeona
rahalahiny: Andeha hiara-miakatra
amiko hianao ho any amy ny lovako,
ka aoka isika hiady amy ny Kana-
nita; ary izaho kosa dia handeha
hiaraka aminao ho any amy ny
lovanao. Ary Simeona dia nandeha
niaraka taminy.
4 Dia niakatra Joda, ary natolo-
try Jehovah teo an-tànany ny Kana-
nita sy ny Perizita, ka nahafaty
iray alin-dahy tany Bezeka izy. 5
Ary nahita any Adoni-bezeka tany
Bezeka izy, dia niady taminy ka
naharesy ny Kananita sy ny Peri-
zita. 6 Nefa nandositra Adoni-
bezeka; ary nanenjika azy izy ireo
ka nisambotra azy, dia nanapaka ny
ankihiben-tànany sy ny ankihiben-
tongony. 7 Ary hoy Adoni-bezeka:
Mpanjaka fito-polo voatapaka anki-
hiben-tànany sy ankihiben-tongony
no nitsindroka hanina teo ambanin'
ny latabatro; ka mba tahaka ny
nataoko hiany lahy ity no navalin'
Andriamanitra ahy! Ary nentin'
ireo ho any Jerosalema izy ka maty
tany.
8 Ary namely any Jerosalema
ny taranaky Joda ka nahafaka azy,
dia namely azy tamy ny lelan-
tsabatra ka nandoro ny tanàna.
9 Ary rehefa afaka izany, dia
nidina ny taranaky Joda hiady amy
ny Kananita izay nonina tany amy
ny tany havoana sy tany amy ny
tañy atsimo ary tany amy ny tany
lemaka amoron-tsiraka.[1]
10 Dia nandeha Joda hiady amy
ny Kananita, izay nonina tany
Hebrona (Kiriat-arba no anarany
Hebrona taloha), ka namono any
Sesay sy Ahimana ary Talmay. 11
Dia niala tao izy ka nandeha hiady
amy ny mponina any Debira (Kiri-
ata-sefera no anarany Debira taloha).
12 Ary hoy Kaleba: Izay mamely
any Kiriata-sefera ka mahafaka azy
dia homeko azy Aksa zanako-vavy
ho vadiny. 13 Ary Otniela, zana-
kalahiny Kenaza, zandriny Kaleba,
no nahafaka azy; ka dia nomeny
azy Aksa zanani-vavy ho vadiny.
14 Ary rehefa voampakatra ravehi-
vavy, dia nanome vava ny lahy
hangataka saha tamin-drainy; dia
niala faingana tamy ny borikiny
izy, ka hoy Kaleba taminy: Inona
moa no ilainao? 15 Ary hoy izy:
Omeo tso-drano aho; fa tany tsy
misy rano no nomenao ahy, ka mba
omeo loharano koa aho. Dia nomeny
Kaleba azy ny loharano ambony sy
ny loharano ambany.
16 Ary ny taranak' ilay Kenita,
zao-dahiny[2] Mosesy, dia niara-niaka-
tra tamy ny taranaky Joda niala
tao amy ny tanàna be rofia[3] han-
kany an-efitry Joda, atsimony
Arada; nandeha ireo ka nonina teo
amy ny Isiraely.
17 Ary Joda nandeha niaraka

---

[1] *Heb.* Sefela. [2] *Na:* rafozany. [3] palma.

taminy Simeona rahalahiny, dia
namely ny Kananita, izay nonina
tany Zefata, ka nataony ringana[1]
ireo, ary ny anaran' ny tanàna na-
taony hoe Horma.[2] 18 Dia afaky
Joda Gaza sy ny sisin-taniny ary
Askelona sy ny sisin-taniny ary
Ekrona sy ny sisin-taniny. 19 Ary
Jehovah nomba any Joda, ka dia
azony ny tany havoana; nefa tsy
naharoaka ny mponina teny amy
ny tany lemaka izy, satria nanana
kalesy vy ireny.

20 Ary Hebrona dia nomeny any
Kaleba, araka izay efa nolazainy
Mosesy, ka noroahiny Kaleba niala
tao izy telo lahy, taranaky ny Ana-
kita.

21 Ary ny taranaky Benjamina
tsy nandroaka ny Jebosita, izay
mponina any Jerosalema; fa ny
Jebosita dia miara-monina amy ny
taranaky Benjamina any Jerosalema
hiany mandraka andro any.

22 Ary ny taranaky Josefa dia
niakatra koa hamely any Betela;
ary Jehovah nomba azy. 23 Dia
naniraka hisafo any Betela ny tara-
naky Josefa (Lozy no anaran' ny
tanàna taloha); 24 ary nahita lehi-
lahy anankiray nivoaka avy tao an-
tanàna ny mpisafo ka nanao taminy
hoe: Mba atoroy kely anay ny fidi-
rana mankao an-tanàna, dia hamin-
dra fo aminao izahay. 25 Dia na-
toron-dralehilahy azy ny fidirana
mankao an-tanàna, ka dia nasiany
tamy ny lelan-tsabatra ny tanàna;
fa ralehilahy sy ny mpianakaviny
rehetra dia navelany handeha. 26
Ary nandeha ho any amy ny tanin'
ny Hetita ralehilahy, ka nanorina
tanàna izy, ary ny anarany dia na-
taony hoe Lozy, ary mbola izany
hiany no anarany mandraka andro
any.

27 Ary Manase tsy nahafaka any
Beti-sana sy ny zana-bohiny, na
Tanaka sy ny zana-bohiny, sady tsy
naharoaka ny mponina tany Dora
sy ny zana-bohiny, na ny mponina
tany Ibleama sy ny zana-bohiny, na
ny mponina tany Megido sy ny
zana-bohiny, satria tian' ny Kana-
nita hitoerana indrindra izany tany
izany. 28 Fa rehefa nihahery kosa
ny Isiraely, dia nampanaoviny fa-
nompoana ny Kananita, fa tsy nan-
droaka azy rehetra izy.

29 Ary Efraima tsy nandroaka
ny Kananita, izay nonina tany
Gazera; fa nonina teo aminy tany
Gazera ny Kananita.

30 Zebolona tsy nandroaka ny
mponina tany Kitrona, na ny mpo-
nina tany Nahalola; fa nonina teo
aminy ny Kananita ka nampanao-
vina fanompoana.

31 Asera tsy nandroaka ny mpo-
nina tany Ako, na ny mponina tany
Sidona, na ny tany Alaba, na ny
tany Akziba, na ny tany Helba, na
ny tany Afika, na ny tany Rehoba;
32 fa nonina teo amy ny Kananita
tompon-tany ny taranaky Asera, fa
tsy nandroaka azy.

33 Naftaly tsy nandroaka ny
mponina tany Beti-semesy, na ny
mponina tany Bet-anata; fa nonina
teo amy ny Kananita tompon-tany
izy, kanefa nampanaoviny fanom-
poana ny mponina tany Beti-semesy
sy Bet-anata.

34 Ary ny Amorita nanesika ny
taranaky Dana ho any amy ny tany
havoana, fa tsy namela azy hidina
ho any amy ny tany lemaka, 35 fa
tian' ny Amorita hitoerana indrindra
ny tendrombohitra Heresa sy ny
tany Aialona sy Salbima; nefa na-
hery ny tànan' ny taranaky Josefa,
ka dia nampanaovina fanompoana
ireo. 36 Ary ny fari-tanin' ny
Amorita dia hatramy ny fiakarana
Akrabima ka hatramin' ilay haram-
bato no ho mankany.

---

[1] *Heb.* herema. [2] Horma = Herema.

*Ny nisehoan' Ilay Anjeliny Jehovah tamy ny Isiraely tao Bokima.*

II. ARY Ilay Anjeliny Jehovah
niakatra avy tany Gilgala
ka nankany Bokima, dia nanao hoe:
Nitondra anareo niakatra avy tany
Egypta Aho ka nampiditra anareo
eto amy ny tany izay nianianako
tamy ny razanareo homena azy, ka
hoy Izaho: Tsy hanatsoaka ny fane-
keko taminareo Aho mandrakizay;
2 koa aza manao fanekena amy ny
tompon-tany hianareo, fa ravao ny
alitarany; kanefa tsy nihaino ny
feoko hianareo; koa inona moa izao
nataonareo izao? 3 Ary hoy Izaho
indray: Tsy handroaka azy eo ano-
loanareo Aho; fa ho *tsilo* eo amy ny
tehezanareo sy ho fandrika aminareo
ny andriamaniny.
4 Ary nony niteny izany teny
izany tamy ny Zanak' Isiraely re-
hetra Ilay Anjeliny Jehovah, dia
nanandratra ny feony ny vahoaka
ka nitomany. 5 Ary ny anaran'
izany tany izany dia nataony hoe
Bokima;[1] ary namono zavatra teo
izy hatao fanatitra ho any Jehovah.

*Ny toetry ny Isiraely tamy ny andron' ny mpitsara, ary ny anaran' ny firenena sisa mbola tsy resiny.*

6 ARY rehefa nampodiny Josoa
ny vahoaka, dia nandeha
ho any amy ny lovany avy ny Zanak'
Isiraely rehetra handova ny tany.
7 Ary nanompo any Jehovah ny
vahoaka tamy ny andro rehetra
niainany Josoa sy tamy ny andro
rehetra niainan' ny loholona izay
velona taoriany Josoa, dia ireo izay
efa nahita ny asa lehibe rehetra
nataony Jehovah ho any ny Isiraely.
8 Ary maty Josoa, zanaky Nona,
mpanompony Jehovah, rehefa folo
amby zato taona ny androny. 9
Dia nalevina tao anatin' ny fari-
tanin' ny lovany izy, dia tao Tim-
nata-heresa, any amy ny tany ha-
voany Efraima, avaratry ny ten-
drombohitra Gasa. 10 Ary izany
taranaka rehetra izany koa dia vo-
angona any amy ny razany; ary
taranaka hafa, izay tsy nahalala
any Jehovah na ny asa efa nataony
ho any ny Isiraely, no nitsangana
nandimby azy.
11 Ary nanao izay ratsy eo ima-
sony Jehovah ny Zanak' Isiraely, fa
nanompo ireo Bala 12 ka nahafoy
any Jehovah, Andriamanitry ny
razany, Izay nitondra azy nivoaka
avy tany amy ny tany Egypta, ka
nanaraka andriamani-kafa amy ny
andriamanitry ny firenena manodi-
dina azy, dia niankohoka teo anatre-
hany ka nampahatezitra any Jeho-
vah. 13 Eny, nahafoy any Jehovah
izy ka nanompo any Bala sy Astarta.
14 Dia nirehitra tamy ny Isiraely
ny fahatezerany Jehovah, ka nato-
lony teo an-tànan' ny mpamabo izay
namabo azy izy, ary namidiny ho eo
an-tànan' ny fahavalony manodidina
azy ka tsy nahajanona teo anoloan'
ny fahavalony intsony. 15 Na
taiza na taiza nivoahany, dia namely
azy ny tànany Jehovah ka nampa-
hory azy, araka izay efa nolazainy
Jehovah sy araka izay efa niania-
nany taminy; ka dia ory indrindra
izy.
16 Kanefa Jehovah nanangana
mpitsara izay namonjy azy tamy ny
tànan' ireo namabo azy. 17 Fa na
dia ny mpitsara azy aza dia tsy mba
nohenoiny, fa nandeha nijangajanga
nanaraka andriamani-kafa izy ka
niankohoka teo anatrehany; nivily
faingana niala tamy ny làlana izay
nandehanan' ny razany nanaraka
ny didiny Jehovah izy, fa tsy mba
nanaraka izany.
18 Ary rehefa nanangana mpitsara
ho azy Jehovah, dia nomba izany
mpitsara izany Izy ka namonjy ny
olona tamy ny tànan' ny fahavalony
tamy ny andro rehetra niainan' iza-
ny mpitsara izany; fa nalahelo azy

[1] Bokima = Mitomany.

Jehovah amy ny fitarainany noho
ireo nampahory sy nampalahelo azy.
19 Kanjo nony maty ilay mpi-
tsara, dia nanao ratsy indray izy
mihoatra noho ny nataon' ny razany,
fa nanaraka andriamani-kafa sy
nanompo azy ary niankohoka teo
anatrehany izy; tsy nitsahatra tamy
ny fanaony na tamy ny làlana
nanaovany ditra izy.
20 Dia nirehitra tamy ny Isiraely
ny fahatezerany Jehovah, ka hoy
Izy: Satria nivadika ny fanekeko
izay nandidiako ny razany ity fire-
nena ity ka tsy nihaino ny feoko,
21 dia tsy handroaka olona eo ano-
loany intsony Aho amy ny firenena
izay tsy mbola resy hatramy ny
andro nahafatesany Josoa, 22 mba
hizahako toetra ny Isiraely amin'
ireny, na hitandrina ny làlany Jeho-
vah ka handeha amin' izany araka
izay nitandreman' ny razany izany
izy, na tsia. 23 Dia navelany Je-
hovah ireny firenena ireny ka tsy
noroahiny faingana; sady tsy voa-
tolony teo an-tànany Josoa ireny.
III. Ary ny firenena navelany Je-
hovah ho entiny mizaha toetra
ny Isiraely dia izay rehetra tsy mba
nahita ny ady rehetra tany Kanana,
2 mba ho fantatry ny taranaky ny
Zanak' Isiraely izany amy ny ham-
pianarany azy hiady, indrindra fa
izay tsy mbola nahalala izany akory
teo aloha: 3 dia ireo andriana dimy
tamy ny Filistina sy ny Kananita
rehetra sy ny Sidoniana ary ny
Hivita, izay nonina tany an-ten-
drombohitra Libanona, hatrao akai-
kiny Bala-hermona ka hatramy ny
làlana mankany Hamata. 4 Ary
nentina nizaha toetra ny Isiraely
ireo mba hahalalana na hihaino ny
didiny Jehovah, izay nasainy nandi-
diany Mosesy ny razany, izy, na
tsia.
5 Ary ny Zanak' Isiraely nonina
teo amy ny Kananita sy ny Hetita
sy ny Amorita sy ny Perizita sy ny
Hivita ary ny Jebosita. 6 Ary
naka ny zanakavavin' ireny ho va-
diny izy sady nanome ny zanani-
vavy ho vadin' ny zanakalahin'
ireny ka nanompo ny andriamaniny.

*Ny ratsy nataon' ny Isiraely, sy ny nanirahan' Andriamanitra mpitsara hamonjy azy. Ny tantarany Otniela sy Ehoda ary Samgara.*

7 ARY nanao izay ratsy eo
imasony Jehovah ny Za-
nak' Isiraely ka nanadino any Je-
hovah Andriamaniny ary nanompo
ireo Bala sy Aseraha.[1] 8 Dia nire-
hitra tamy ny Isiraely ny fahateze-
rany Jehovah, ka nivarotra azy ho
eo an-tànany Kosan-risataima, mpan-
jakany Mesopotamia,[2] Izy; dia na-
nompo any Kosan-risataima valo
taona ny Zanak' Isiraely.
9 Dia nitaraina taminy Jehovah
ny Zanak' Isiraely, ary Jehovah
nanangana mpamonjy ho any ny
Zanak' Isiraely, izay namonjy azy,
dia Otniela, zanakalahiny Kenaza,
zandriny Kaleba. 10 Ary ny Fana-
hiny Jehovah no tao aminy, dia
nitsara ny Isiraely izy sady nivoaka
hiady; ary Kosan-risataima, mpan-
jakany Mesopotamia, dia natolotry
Jehovah teo an-tànany; ary nahery
ny tànany ka namely any Kosan
risataima.
11 Dia nandry ny tany efa-polo
taona. Ary maty Otniela, zanaky
Kenaza.
12 Fa nanao izay ratsy eo ima-
sony Jehovah indray ny Zanak'
Isiraely, ary Jehovah nampahery
any Eglona, mpanjakany Moaba,
hiady amy ny Isiraely, satria nanao
izay ratsy eo imasony Jehovah izy.
13 Dia nampiangona ny taranaky
Amona sy Amaleka ho any aminy
izy, ary nandeha izy ireo ka namely
ny Isiraely, dia nahafaka ny tanàna
be rofia.[3] 14 Dia nanompo any
Eglona, mpanjakany Moaba, valo

---

[1] *Anaran' andriamani-tsi-izy, na ny sariny.* [2] Arama-naharaima. [3] palma.

amby ny folo taona ny Zanak'
Isiraely.
15 Ary nitaraina taminy Jehovah
izy, dia nanangana mpamonjy ho
azy Jehovah, dia Ehoda, zanaky
Gera, avy amy ny taranaky Benja-
mina, lehilahy kavia; dia nampi-
tondra azy fanomezana ho any
Eglona, mpanjakany Moaba, ny
Zanak' Isiraely. 16 Ary nanao
sabatra roa lela Ehoda, hakiho ny
halavany; dia nataony tao amy ny
fehin-kibony ambanin' ny akanjo
fiadiany izany, teny am-balahany
ankavanana. 17 Dia nitondra ny
fanomezana ho any Eglona, mpan-
jakany Moaba, izy; ary lehilahy
matavibe Eglona. 18 Ary rehefa
vitany ny nanolorana ny fanome-
zana, dia nampodiny ny olona izay
nitondra izany. 19 Fa nony tonga
teo amy ny fihadiam-bato[1] izay any
Gilgala kosa izy, dia niverina ka
nanao hoe: Misy teny holazaiko
mangingina aminao, ry mpanjaka
ô. Dia hoy kosa izy: Mialà kely
hianareo, rizareo. Ary izay rehetra
nitsangana teo anoloany dia niala
teo aminy. 20 Ary Ehoda nana-
tona azy, raha nipetraka irery tao
an-tilikambony fihatsiatsiahana izy.
Dia hoy Ehoda: Misy teny avy
amin' Andriamanitra holazaiko ami-
nao. Dia nitsangana niala tamy ny
seza fiandrianana Eglona. 21 Ary
naninjitra ny tànany ankavia Ehoda
ka nandray ny sabatra teny am-
balahany ankavanana, dia natsatony
tamy ny kibony Eglona izany; 22
ary difotra mbamy ny zarany, ka
voasaron' ny taviny ny lelan-tsaba-
tra, ka dia tsy nanatsoaka ny saba-
tra tamy ny kibony izy; ary nibo-
roaka teo amy ny vodiny izany. 23
Dia nivoaka teo amy ny lavarangana
Ehoda ka nandrindrina ny vara-
varan' ny trano ka nanidy azy tao.
24 Ary rehefa nivoaka izy, dia
tonga teo kosa ny mpanompony
Eglona; ary raha hitany fa, indro,
voahidy ny varavaran' ny tilikambo,
dia hoy izy: Miavela ato an-tili-
kambo fihatsiatsiahana izy angaloha.
25 Dia niandry mandra-pahaveri-
heviny izy ireo, kanjo tsy namoha
ny varavaran' ny trano izy; ka dia
naka ny fanalahidy izy ireo ka
namoha azy; ary, indro, maty niam-
patra tamy ny rihana ny tompony.
26 Fa Ehoda efa nandositra, raha
mbola nitaredretra izy ireo, ka efa
nihoatra ny fihadiam-bato,[1] dia nan-
dositra ho any Seirata.
27 Ary rehefa tonga teo izy, dia
nitsoka ny anjomara tany amy ny
tany havoany Efraima, dia nidina
nanaraka azy avy tany amy ny tany
havoana ny Zanak' Isiraely, ary
izy no nitarika azy. 28 Ary hoy
izy taminy: Manaraha ahy, fa efa
natolotry Jehovah eo an-tànanareo
ny Moabita fahavalonareo. Dia
nidina nanaraka azy ny olona, ka
azony ny fitana any Jordana han-
kany Moaba, ary tsy nisy navelany
hita na dia iray akory aza. 29 Dia
namono ny Moabita tokony ho iray
alin-dahy tamin' izany andro izany
izy, samy olona vaventy sady ma-
hery izy rehetra; ary tsy nisy
afaka nandositra na dia iray akory
aza.
30 Dia resin' ny tànan' ny Isiraely
ny Moabita tamin' izany andro
izany. Ary nandry valo-polo taona
ny tany.
31 Ary nanarakaraka azy Sam-
gara, zanaky Anata, izay namely
ny Filistina enin-jato lahy tamy ny
fanindronan-omby; dia namonjy ny
Isiraely koa izy.

*Ny nampahoriany Jabina ny Isi-raely, sy ny namonjeny Debora mpaminanivavy azy.*

IV. ARY ny Zanak' Isiraely na-
nao izay ratsy eo imasony
Jehovah indray, rehefa maty Ehoda.
2 Ary Jehovah nivarotra azy ho eo
an-tànany Jabina, mpanjakany Ka-

[1] *Na:* sarin-javatra voasokitra.

nana, izay nanjaka tany Hazora,
ary Sisera, izay nonina tany Haro-
setan' ny jentilisa, no komandin'
ny miaramilany. 3 Dia nitaraina
taminy Jehovah ny Zanak' Isiraely;
fa nanana kalesy vy sivin-jato Ja-
bina, ary nampahory fatratra ny
Zanak' Isiraely roa-polo taona izy.
4 Ary Debora mpaminanivavy,
vadiny Lapidota, no nitsara ny
Isiraely tamin' izany andro izany.
5 Ary izy nipetraka teo ambanin'
ny hazo rofiany[1] Debora, teo ane-
lanelany Rama sy Betela, tany amy
ny tany havoany Efraima; ary
niakatra ho any aminy ny Zanak'
Isiraely hotsaraina. 6 Ary Debora
naniraka ka niantso any Baraka,
zanaky Abinoama, tany Kadesi-
naftaly, ka nanao taminy hoe: Moa
tsy efa nandidy va Jehovah, An-
driamanitry ny Isiraely, nanao hoe:
Mandehana, ka mankanesa any an-
tendrombohitra Tabara, ary mitondrà iray alin-dahy amy ny taranaky
Naftaly sy Zebolona hiaraka ami-
nao? 7 Dia ho entiko ho eo ami-
nao, eo amoron' ny ony Kisona,
Sisera, komandin' ny miaramilany
Jabina, mbamy ny kalesiny sy ny
vahoakany maro be; dia hanolotra
azy eo an-tànanao Aho.
8 Ary hoy Baraka taminy: Raha
handeha hiaraka amiko hianao, dia
handeha aho; fa raha tsy handeha
hiaraka amiko kosa hianao, dia tsy
handeha aho. 9 Ary hoy kosa izy:
Handeha hiaraka aminao hiany aho;
kanefa tsy ho voninahitrao izao hale-
hanao izao, satria ho eo an-tànam-
behivavy no hivarotany Jehovah any
Sisera. Dia niainga Debora ka
nandeha niaraka taminy Baraka
hankany Kadesy.
10 Ary nantsoiny Baraka ho any
Kadesy ny Zebolona sy ny Naftaly;
dia nisy iray alin-dahy niakatra
nanaraka azy; ary Debora niara-
niakatra taminy.
11 Ary Hebera Kenita efa nisa-
raka tamy ny Kenita izay avy amy
ny taranaky Hobaba, zao-dahiny[2]
Mosesy, ary nilasy ambara-paha-
tongany teo amy ny hazo terebinta
ao Zananima, izay eo anilany
Kadesy.
12 Ary nisy nilaza taminy Sisera
fa Baraka, zanaky Abinoama, nia-
katra any an-tendrombohitra Ta-
bara.
13 Dia nangoniny Sisera ny ka-
lesiny rehetra, dia kalesy vy sivin-
jato, sy ny vahoaka rehetra izay
niaraka taminy avy tany Harosetan'
ny jentilisa, hankany amy ny ony
Kisona.
14 Ary hoy Debora taminy Ba-
raka: Miakara, fa anio no andro
hanolorany Jehovah any Sisera eo
an-tànanao; tsy mivoaka eo anoloa-
nao va Jehovah? Dia nidina Ba-
raka sy ny olona iray alina nana-
raka azy, avy tany an-tendrombo-
hitra Tabara.
15 Dia nampifanaritahiny Jeho-
vah tamy ny lelan-tsabatra Sisera
teo anoloany Baraka sy ny kalesy
rehetra ary ny miaramila rehetra;
dia nidina niala tamy ny kalesy
Sisera ka nandositra nandeha ton-
gotra. 16 Ary Baraka nanenjika
nanaraka ny kalesy sy ny miaramila
hatrany Haroseta; dia lavon' ny
lelan-tsabatra avokoa ny miarami-
lany Sisera rehetra; tsy nisy nian-
gana na dia iray akory aza.
17 Ary Sisera nandositra nan-
deha tongotra ho any amy ny lainy
Jaela, vadiny Hebera Kenita; fa
nihavana Jabina, mpanjakany Ha-
zora, sy ny mpianakaviny Hebera
Kenita. 18 Dia nivoaka Jaela
hitsena any Sisera ka nanao taminy
hoe: Miakara, tompokolahy, mia-
kara atỳ amiko; aza matahotra.
Ary rehefa niakatra ho ao aminy ao
an-day izy, dia norakofany ny lamba
firakotra. 19 Ary hoy Sisera ta-
miny: Masìna hianao, omeo rano
kely hosotroiko, fa mangetaheta

[1] palma. [2] *Na:* rafozany.

aho izany. Dia nanokatra ny siny
hoditra nisy ronono izy ka nomeny
hosotroiny; ary dia norakofany in-
dray izy. 20 Dia hoy izy taminy:
Mitsangàna eo am-baravaran' ny
lay, ka raha tàhiny misy avy ka
manontany anao hoe: Misy olona
va ato? dia ataovy hoe: Tsia. 21
Dia naka tsima-day Jaela, vadiny
Hebera, sady nitondra tantanana
teny an-tànany ka nitsaitsaika nan-
keo aminy; dia natsatony tamy ny
fihirifany ny tsima-day, ka nihatra
tamy ny tany—fa efa renoky ny
torimaso Sisera, satria sasatra—ka
dia maty izy.
22 Ary nony, indro, avy Baraka
manenjika any Sisera, dia nivoaka
hitsena azy Jaela ka nanao taminy
hoe: Avia atỳ, fa hasehoko anao ny
lehilahy izay tadiavinao. Ary re-
hefa tonga tao aminy izy, dia indro,
ny fatiny Sisera niampatra teo, ary
ny tsima-day teo amy ny fihirifany.
23 Dia naetrin' Andriamanitra
teo anoloan' ny Zanak' Isiraely
tamin' izany andro izany Jabina,
mpanjakany Kanana. 24 Ary ny
tànan' ny Zanak' Isiraely nihahery
taminy Jabina, mpanjakany Kanana,
mandra-pandringany azy.

*Ny fihirana nataony Debora noho ny nandresena any Sisera.*

V. ARY Debora sy Baraka, zana-
ky Abinoama, dia nihira
tamin' izany andro izany ka nanao
hoe:

2 Noho ny fitarihan' [1] ny lehibe tamy ny Isiraely
Sy ny fahazotoan' ny vahoaka nanolo-tena,
Dia miderà any Jehovah.
3 Mandrenesa hianareo, ry mpanjaka,
Mihainoa hianareo, ry mpanapaka!
Izaho indrindra no hihira ho any Jehovah;
Hankalaza any Jehovah, Andriamanitry ny Isiraely, aho.
4 Jehovah ô, fony nivoaka avy tany [2] Seïra Hianao
Ary nandeha avy tany amy ny tany Edoma,
Dia nihorohoro ny tany, ary ny lanitra koa nitete;
Eny, ny rahona matevina nitete rano.
5 Ny tendrombohitra niempo teo anatrehany Jehovah,
Eny, na dia irỳ Sinay irỳ aza teo anatrehany Jehovah, Andriamanitry ny Isiraely.

6 Tamy ny androny Samgara, zanaky Anata,
Sy tamy ny androny Jaela
Dia tsy nodiavina ny làlambe,
Fa ny sakeli-dàlana mivilivily no nalehan' ny mpandeha.
7 Lao ny tany an-tsaha; eny, lao [3] tamy ny Isiraely izany,
Mandra-pitsangako, izaho Debora,
Eny, mandra-pitsangako ho reny teo amy ny Isiraely.
8 Nifidy andriamani-baovao ny olona,
Ary tamin' izay dia nisy ady hatreny am-bavahady.
Moa nisy ampinga na lefona na dia iray akory aza hita va
Teo amy ny olona efatra alina tamy ny Isiraely?

9 Ny foko mankasitraka ny mpanapaka amy ny Isiraely,
Izay nazoto nanolo-tena teo amy ny vahoaka,—
Miderà any Jehovah hianareo.
10 Hianareo izay mitaingina borikivavy fotsy,
Hianareo izay mipetraka amy ny lamba fitoerana,
Ary hianareo koa izay man-

[1] *Na:* fitombandahin'.
[2] *Heb.* tamy ny saha.
[3] *Na:* Tsy nisy mpanapaka; eny, nitsahatra.

deha amy ny làlana, samia milaza.
11 Lavitra ny feon' ny mpandefa zana-tsipìka, dia eo amy ny fantsakan-drano,
No hiresahany ny asa marina nataony Jehovah,
Dia ny fahamarinany tamy ny tany[1] Isiraely;
Tamin' izany dia nidina ny olony Jehovah ho any ambavahady.

12 Mifohaza, mifohaza, ry Debora;
Mifohaza, mifohaza, ka mihirà;
Mitsangàna, ry Baraka; ento ny babonao, ry zanakalahiny Abinoama.

13 Tamin' izany dia nidina izay olo-malaza sisa mbamy ny vahoaka,
Jehovah nidina homba ahy koa hamely[2] ny olo-mahery.
14 Ny avy aminy Efraima, izay miorina aminy Amaleka,
Dia nomba anao teo amy ny firenenao, ry Benjamina;
Avy tany Makira no nidinan' ny mpanao lalàna,
Ary avy taminy Zebolona ireo mitana ny tehin' ny mpifehy.[3]
15 Ary ny andrianany Isakara niaraka taminy Debora,
Dia Isakara sy Baraka koa;
Nampandehanina nanaraka azy any an-dohasaha izy.
Lehibe ny fiheverana am-po teny amy ny sakeli-dranony Robena!
16 Nahoana hianao no nitoetra teo anelanelan' ny vala,
Iihainoanao ny feon-tsodina any amy ny ondry?
Lehibe ny fiheverana am-po teny amy ny sakeli-dranony Robena!
17 Gileada nitoetra tany an-dafiny Jordana;
Ary nahoana Dana no nitoetra tany an-tsambo?
Asera nitoetra tany amorondranomasina,
Ary teny amy ny fitodiany no nipetrahany.
18 Zebolona dia firenena nanao tsinontsinona ny ainy, na dia ho faty aza,
Ary Naftaly koa teo amy ny fitoerana avo any an-tsaha.

19 Tonga ireo mpanjaka ka niady,
Eny, niady tao Tanaka ireo mpanjakany Kanana,
Dia teo anilan' ny ranony Megido;
Tsy nisy volafotsy azony ho babo.

20 Avy tany an-danitra no nisy ady:
Ny kintana tamy ny nalehany niady taminy Sisera.
21 Ny ony Kisona nipaoka azy,
Izany ony ela[4] izany, dia ny ony Kisona.

Mandrosoa amin-kery hianao, ry fanahiko!

22 Tamin' izany dia nikatrokatroka ny kitron-tsoavaly
Noho ny fihazakazaka, dia ny fihazakazaky ny maheriny.
23 Ozòny Meroza, hoy Ilay Anjeliny Jehovah,
Ozòny dia ozòny ny mponina ao,
Satria tsy mba tonga hanampy any Jehovah izy,
Eny, tsy nanampy any Jehovah hamely[2] ny mahery.

24 Hotahinà mihoatra noho ny vehivavy anie Jaela, vadiny Hebera Kenita;

---

[1] *Na:* tamy ny fitondrany ny. [2] *Na:* ho isan'. [3] *Na:* mpanoratra.
[4] *Na:* ony be ady.

Eny, hotahina mihoatra noho
ny vehivavy mitoetra anday
anie izy.
25 Rano no nangatahin-dralehilahy,
fa ronono aza no
nomeny azy;
Teo an dovian' andriana no
nitondrany rononomandry.
26 Ny tànany nandray ny tsimaday,
Ary ny tànany ankavanana
nandray ny tantanan' ny
mpiasa,
Dia namely any Sisera tamy
ny tantanana izy ka nahavoa
ny lohany;
Namely mafy izy, dia nahaboroaka
ny fihirifany.
27 Teo amy ny tongo-dravehivavy
no niondrehany—nahalavoany—niamparany,
Eny, teo amy ny tongony no
niondrehany—nahalavoany;
Teo amin' izay niondrehany
no niamparan' ny fatiny.

28 Tao amy ny varavarankely
no nitsirihan' ny reniny
Sisera ka niantsoantsoany
mafy;
Eny, niantso tao amy ny makarakara
izy hoe:
Nahoana no ela izato kalesiny
vao tonga?
Nahoana no mitaredretra ny
kodian' ny kalesiny?
29 Izay hendry tamy ny andriambaviny
no namaly azy,
Eny, ny tenany aza namaly
hoe:
30 Tsy efa mahita va izy? Tsy
mizara babo va izy?
Dia zazavavy iray na roa ho
any ny isan-dahy,
Ary lamba samihafa volo ho
babony Sisera,
Lamba roa samihafa soratra
ho eo am-bozon' ny *nahazo*
babo.

31 Ho levona tahaka izany
anie ny fahavalonao rehetra,
Jehovah ô;
Fa aoka izay tia Azy kosa ho
tahaka ny masoandro, raha
miposaka amy ny heriny
izy.
Dia nandry ny tany efa-polo
taona.

*Ny nampahorian' ny Midiana ny Isiraely, sy ny niantsoan' Andriamanitra any Gideona ho mpamonjy azy.*

VI. ARY nanao izay ratsy eo
imasony Jehovah ny Zanak'
Isiraely, ka dia natolotry Jehovah
ho eo an-tànan' ny Midiana
fito taona izy; 2 ary ny tànan' ny
Midiana dia nahery tamy ny Isiraely,
ka ny tahony ny Midiana no nanamboaran'
ny Zanak' Isiraely ireo
fierena any an-tendrombohitra sy
ireo zohy mbamy ny fiarovana.
3 Ary rehefa namafy voa ny
Isiraely, dia avy ny Midiana sy ny
Amalekita ary ny zanaky ny atsinanana
ka niakatra hanafika azy.
4 Dia nitoby tandrifiny ireny ka
nanimba ny vokatry ny tany hatrany
akaikiny Gaza; ary tsy nisy
zavatra navelany hiveloman' ny
Isiraely, na ondry aman-osy, na
omby, na boriky; 5 fa niakatra izy
nitondra ny omby aman-ondriny sy
ny lainy, ka ny fihaviny dia tahaka
ny valala ny hamarony, ary tsy hita
isa izy sy ny ramevany; dia niditra
tamy ny tany izy handrava azy.
6 Ary dia nahantra indrindra ny
Isiraely noho ny Midiana, ka nitaraina
taminy Jehovah izy.
7 Ary raha nitaraina taminy Jehovah
ny Zanak' Isiraely noho ny
Midiana, 8 Jehovah dia naniraka
mpaminany anankiray ho any amy
ny Zanak' Isiraely, izay nilaza taminy
hoe: Izao no lazainy Jehovah,
Andriamanitry ny Isiraely: Izaho
no nitondra anareo niakatra avy
tany Egypta sady nitondra anareo
nivoaka avy tany amy ny trano
nahandevozana 9 ary namonjy anareo
tamy ny tànan' ny Egyptiana

sy ny tànan' izay rehetra nampa-
hory anareo, dia nandroaka ireny
teo anoloanareo Aho, ka nomeko
anareo ny taniny; 10 ary hoy Izaho
taminareo: Izaho no Jehovah An-
driamanitrareo; aza matahotra ny
andriamanitry ny Amorita, izay
tompon' ny tany onenanareo; nefa
tsy nihaino ny feoko hianareo.

11 Dia tonga Ilay Anjeliny Jeho-
vah ka nipetraka teo ambanin' ny
hazo terebinta teo Ofra, izay any
Joasy Abiezrita; ary Gideona zana-
ny nively vary tamy ny fàntaka
teo anilan' ny famiazam-boaloboka
mba hafeniny amy ny Midiana. 12
Ary Ilay Anjeliny Jehovah niseho
taminy ka nanao taminy hoe: Je-
hovah no momba anao, ry lehilahy
mahery.

13 Fa hoy Gideona taminy: In-
drisy, Tompoko, raha momba anay
Jehovah, nahoana no ozoin' izao
rehetra izao izahay? Ary aiza ny
fahagagana rehetra nataony, izay
nolazain' ny razanay taminay hoe:
Tsy nitondra anay niakatra avy tany
Egypta va Jehovah? Fa ankehitriny
efa nahafoy anay mihitsy Jehovah
ka nanolotra anay eo an-tànan' ny
Midiana.

14 Dia nitodika nijery azy Jeho-
vah ka nanao hoe: Mandehana
amin' izao herinao izao, ka vonjeo
ny Isiraely amy ny tànan' ny Midi-
ana; tsy efa naniraka anao va Aho?

15 Fa hoy izy taminy: Indrisy,
Tompo ô, hataoko ahoana no famonjy
ny Isiraely? He! ny mpianakaviko
no malahelo indrindra eo amy ny
Manase, ary izaho no kely indrindra
amy ny ankohonan' ny raiko. 16
Dia hoy Jehovah taminy: Homba
anao tokoa Aho, ka hamely ny
Midiana toy ny famely olona iray
monja hianao.

17 Dia hoy izy taminy: Masìna
Hianao, raha mahita fitia eto imaso-
nao ary aho, dia anehoy famantarana
fa Hianao no miteny amiko. 18
Masìna Hianao, aza miala eto man-
dra-pihaviko eto aminao hitondra
ny fanatitra hohanina, ka hapetrako
eto anatrehanao. Dia hoy Izy: Eny,
Izaho hiandry mandra-piverinao.

19 Ary Gideona lasa niditra ka
namboatra zanak' osy sy mofo tsy
misy masirasira tamy ny koba iray
efaha, ka ny hena nataony tao ana-
tin' ny harona, ary ny ron-kena
nataony tao anatin' ny vilany, dia
nentiny ho eo aminy teo ambanin'
ilay hazo terebinta ka natolony Azy.
20 Ary hoy Ilay Anjelin' Andria-
manitra taminy: Raiso ny hena sy
ny mofo tsy misy masirasira, ka
apetraho eo ambonin' ity harambato
ity, ary aidino ny ron-kena. Dia
nataony izany.

21 Ary naroson' Ilay Anjeliny
Jehovah ny lohan' ny tehina izay
teny an-tànany ka natendriny ny
hena sy ny mofo tsy misy masira-
sira; dia nisy afo nivoaka avy tamy
ny vatolampy ka nandevona ny hena
sy ny mofo tsy misy masirasira.
Ary Ilay Anjeliny Jehovah dia lasa
niala teo imasony.

22 Dia hitany Gideona fa Anje-
liny Jehovah Izy, ka hoy izy:
Adray, Jehovah Tompo ô! fa nahita
Ilay Anjeliny Jehovah nifanatrika
aho. 23 Fa hoy Jehovah taminy:
Fiadanana anie ho anao; aza mata-
hotra; tsy ho faty hianao tsy akory.

24 Ary Gideona nanorina alitara
teo ho any Jehovah, ary ny anarany
nataony hoe Jehovah-saloma;[1] mbola
ao Ofran' ny Abiezrita izany man-
draka andro any.

25 Ary tamin' izany alina izany,
dia hoy Jehovah taminy: Alao ny
ombilahin-drainao, dia [2] ilay ombi-
lahy faharoa izay efa fito taona, ka
ravao ny alitarany Bala, izay any
ny rainao, ary kapao ny Aseraha [3]
eo anilany; 26 dia manorena alitara
eto an-tampon' ity fiarovana ity ho

---

[1] Jehovah-saloma = Jehovah no fiadanana. [2] *Na:* sy.
[3] *Anaran' andriamani-tsi-izy, na ny sariny.*

any Jehovah Andriamanitrao, ka amboary tsara izy,[1] ary alao ilay ombilahy faharoa, ka atero ho fanatitra odorana amy ny hazon' ny Aseraha [2] izay hokapainao.

27 Ary Gideona naka folo lahy tamy ny mpanompony ka nanao araka izay efa nolazainy Jehovah taminy; ary satria natahotra ny fianakavian-drainy sy ny lehilahy tao an-tanàna izy, dia tsy nanao izany tamy ny antoandro, fa tamy ny alina no nanaovany azy.

28 Fa nony nifoha maraina koa ny lehilahy tao an-tanàna, ka, indro, efa rava ny alitarany Bala, sady voakapa ny Aseraha [2] teo anilany, ary ilay ombilahy faharoa dia efa naterina teo ambonin' ny alitara izay natao, 29 dia nifanontany hoe izy: Iza re no nanao izany zavatra izany e? Ary raha nifanontany sy nifamoaka teo izy, dia hoy izy: Gideona, zanaky Joasy, no nanao izany zavatra izany.

30 Dia hoy ny lehilahy tao antanàna taminy Joasy: Avoahy ny zanakao mba hovonoina, satria efa nandrava ny alitarany Bala izy sady efa nikapa ny Aseraha [2] teo anilany.

31 Ary hoy Joasy tamin' izay rehetra nitsangana teo anatrehany: Moa hianareo handahatra ho any Bala va? Hianareo va no hamonjy azy? Izay handahatra ho any Bala dia hatao maty, raha mbola maraina [3] ny andro; raha andriamanitra Bala, aoka izy handahatra ho any ny tenany, fa nisy nandrava ny alitarany.

32 Ary tamin' izany andro izany ny anarany Gideona dia nataony hoe Jerobala,[4] fa hoy izy: Aoka Bala no hifandahatra aminy, satria noravany ny alitarany.

*Ny nandreseny Gideona ny Midiana.*

33 ARY ny Midiana rehetra sy
ny Amalekita ary ny zanaky ny atsinanana nivory, dia nita ka nitoby teny amy ny tany lemaka
Jezirela. 34 Ary notsindrian' ny Fanahiny Jehovah Gideona, dia nitsoka anjomara izy, ka nivory nanaraka azy ny Abiezrita. 35 Ary naniraka
olona nankany amy ny Manase rehetra izy, dia nivory nanaraka azy ireo; ary naniraka olona tany amy ny Asera sy ny Zebolona ary ny Naftaly izy; dia niakatra nitsena azy koa ireo.

36 Ary hoy Gideona tamin' Andriamanitra: Raha ny tànako no hamonjenao ny Isiraely araka izay efa nolazainao, 37 indro, hapetrako eo amy ny famoloana ity volon' ondry iray manontolo ity, ka raha ny volon' ondry hiany no lenan' ny ando, fa maina ny tany rehetra, dia ho fantatro fa ny tànako no hamonjenao ny Isiraely araka izay efa nolazainao.
38 Ary dia nisy izany; fa nifoha maraina koa izy, ka nofiazany ny volon' ondry, ary nisy ranon' ando eran' ny lovia.

39 Ary hoy koa Gideona tamin' Andriamanitra: Aoka tsy hirehitra amiko ny fahatezeranao, fa hiteny izao indray mandeha izao monja aho; aoka mba hizahakò izao indray mandeha izao monja amy ny volon' ondry: aoka ny volon' ondry hiany no ho maina, fa ny tany rehetra kosa no ho lenan' ny ando.
40 Dia nataon' Andriamanitra izany tamy ny alin' iny, ka ny volon' ondry hiany no maina, fa ny tany rehetra kosa dia lenan' ny ando.

VII. Dia nifoha maraina koa Jerobala (Gideona izany) sy ny vahoaka rehetra teo aminy ka nitoby teo akaikin' ny loharano Haroda;[5]

---

[1] *Na:* amy ny zavatra vonona eo.
[2] *Anaran' andriamani-tsi-izy, na ny sariny.*
[3] *Na:* mandra-pahamarain'.
[4] Jerobala = Aoka Bala no handahatra.
[5] Haroda = Fangovitana; *izahao and.* 3.

ary ny tobin' ny Midiana kosa teo
avarany, teo an-dohasaha anilan' ny
havoana More.
2 Ary hoy Jehovah taminy Gideo-
na: Maro loatra ny vahoaka eo
aminao, ka tsy hanolotra ny Midiana
eo an-tànany Aho, fandrao hireha-
reha amiko ny Isiraely ka hanao
hoe: Ny tànako hiany no namonjy
ahy. 3 Koa ankehitriny andeha
miantso eo anatrehan' ny vahoaka
hoe: Na iza na iza no matahotra sy
mangovitra, aoka izy hiverina ka
hiala amy ny tany havoany Gileada.
Dia niverina ny olona roa arivo sy
roa alina; fa ny iray alina no sisa.
4 Fa hoy Jehovah taminy Gideo-
na: Mbola maro hiany ny olona;
koa ampidino ho eo amy ny rano
izy, ary eo no hizahako toetra azy
ho anao; ary izay holazaiko aminao
hoe: Io no hiaraka aminao, dia izy
no hiaraka aminao; ary izay rehetra
holazaiko aminao hoe: Io no tsy
hiaraka aminao, dia izy kosa no tsy
hiaraka aminao.
5 Ary dia nampidininy Gideona
ho eo amy ny rano ny olona; ary
hoy Jehovah taminy: Izay rehetra
milelaka rano amy ny lelany tahaka
ny filelaky ny amboa dia atokàny,
ary izay rehetra mandohalika kosa
hisotro dia atokàny koa. 6 Ary
telon-jato lahy no isan' izay nanainga
ny tànany tamy ny vavany ka nile-
laka; fa ny olona sisa rehetra dia
nandohalika hisotro rano.
7 Ary hoy Jehovah taminy Gideo-
na: Ny telon-jato lahy izay nilelaka
rano no hamonjeko anareo ka hano-
lorako ny Midiana eo an-tànanao;
fa aoka ny olona sisa rehetra samy
hody any amy ny fonenany avy. 8
Ary ny olona nitondra vatsy [1] sy ny
anjomarany teny an-tànany; ary ny
Isiraely sisa dia nalefany hody samy
ho any amy ny lainy avy, fa ny
telon-jato lahy hiany no nohazoniny;
ary ny tobin' ny Midiana dia teo
ambaniny teo an-dohasaha.
9 Ary tamin' izany alina izany,
dia hoy Jehovah taminy Gideona:
Mitsangàna, midìna ho any amy ny
toby hianao; fa efa natolotro eo an-
tànanao io. 10 Fa raha matahotra
hidina hianao, dia aoka hidina mia-
raka aminao ho any amy ny toby
Pora zatovonao; 11 dia ho renao
izay lazain' ny olona, ary rehefa
afaka izany, dia hampaherezina ny
tànanao hidinanao any amy ny
toby.
Dia nidina niaraka taminy Pora
zatovony izy ho any an-tsisin' ny
olona efa voaomana hiady, izay teo
amy ny toby. 12 Ary ny Midiana
sy ny Amalekita ary ny zanaky ny
atsinanana rehetra dia nandry teny
an-dohasaha, tahaka ny valala ny
hamarony; ary tsy hita isa ny
ramevany, tahaka ny fasika any
amoron-dranomasina ny hamarony.
13 Ary raha tonga tao Gideona,
indro, nisy lehilahy nilaza nofy tamy
ny namany ka nanao hoe: Nanonofy
aho, ka, indro, nisy mofo vary hordea
nikodiadia ho eo amy ny tobin' ny
Midiana ka nankamy ny lay anan-
kiray, dia nampiongana ka nampi-
vadika azy, ka dia nipetraka teo ny
lay. 14 Dia namaly ilay namany
ka nanao hoe: Tsy zavatra hafa
izany, fa ny sabatry Gideona, zanaky
Joasy, lehilahy Isiraelita, mihitsy;
efa natolotr' Andriamanitra eo an-
tànany ny Midiana sy ny toby
rehetra.
15 Ary rehefa reny Gideona ny
filàzany ny nofy sy ny heviny, dia
nivavaka izy; ary niverina ho any
amy ny tobin' ny Isiraely izy ka
nanao hoe: Mitsangàna, fa efa na-
tolotry Jehovah eo an-tànanareo ny
tobin' ny Midiana. 16 Dia noza-
rainy telo toko ny telon-jato lahy,
ary samy nomeny anjomara iray
avy ho eny an-tànany ary siny tsy
nisy rano sy fanilo tao anatin' ny
siny. 17 Dia hoy izy taminy:
Mijere ahy hianareo, ka manaova

[1] *Na:* Ary nitondra ny vatsin' ny olona ireo.

araka izay ataoko; ary, indro, raha
mankany amy ny sisin' ny toby aho,
dia izay ataoko hiany no mba atao-
vinareo koa. 18 Raha mitsoka ny
anjomara izaho sy izay miaraka
amiko, dia mba mitsofa ny anjomara
manodidina ny toby rehetra koa
hianareo, ka miantsoa hoe: Any
Jehovah sy Gideona!
19 Dia nankany amy ny sisin'
ny toby tamy ny fiandohan' ny
fiambenana faharoa Gideona sy ny
zato lahy izay teo aminy, raha vao
nalatsaka ny fiambenana; dia ni-
tsoka ny anjomara ireo sady namaky
ny siny teny an-tànany. 20 Dia
mba nitsoka ny anjomara avokoa
ny telo toko sady namaky ny sininy,
ka nihazona ny fanilo teny an-tànany
ankavia ary ny anjomara teny an-
tànany ankavanana mba hotsofiny;
dia niantso hoe izy: Ny sabatry Je-
hovah sy Gideona! 21 Ary samy
nijanona teo amy ny fitoerany avy
manodidina ny toby izy rehetra;
dia nihazakazaka ny miaramila re-
hetra ka ninananana sady nando-
sitra. 22 Dia nitsoka ny anjomara
ny telon-jato lahy, ary nampifame-
leziny Jehovah tamy ny sabatra ny
miaramila eran' ny toby rehetra, dia
nandositra hatrany Beti-sita izy ka
hatrany Zereraha sy hatramy ny
fari-taniny Abela-mehola akaiky
any Tabata. 23 Dia nivory ny
lehilahy amy ny Isiraely avy tamy
ny Naftaly sy ny Asera ary ny
Manase rehetra ka nanenjika ny
Midiana.
24 Ary Gideona naniraka olona
hitety ny tany havoany Efraima
rehetra ka nanao hoe: Midìna hisa-
kana ny Midiana, ka vonjeo ny rano
eo alohany hatrany Beti-bara sy
Jordana. Dia nivory ny lehilahy
rehetra amy ny Efraima ka namonjy
ny rano hatrany Beti-bara sy Jor-
dana. 25 Ary nisambotra ny an-
driana roa lahy amy ny Midiana
izy, dia Oreba sy Zeba, ary Oreba
novonoiny teo ambonin' ny vato-
lampiny Oreba, ary Zeba novonoiny
teo amy ny famiazam-boaloboky
Zeba, dia nanenjika ny Midiana izy;
ary ny lohany Oreba sy Zeba dia
nentiny tany aminy Gideona tany
an-dafiny Jordana.

VIII. Ary hoy ny lehilahy amy ny
Efraima taminy Gideona:
Ahoana izao zavatra nataonao tami-
nay izao, no tsy nantsoinao izahay,
raha nandeha hiady tamy ny Midiana
hianao? Dia nanome tsiny azy mafy
ireo. 2 Fa hoy Gideona taminy:
Zinona izao nataoko izao, raha oha-
rina amin' izay nataonareo? Tsy
tsara va ny fitsimponam-boaloboky
Efraima noho ny fiotazam-boaloboky
Abiezera? 3 Teo an-tànanareo no
nanoloran' Andriamanitra ny an-
drianan' ny Midiana, dia Oreba sy
Zeba; ary inona no azoko atao,
raha oharina amy ny nataonareo?
Ary rehefa nilaza izany teny izany
Gideona, dia nitony ny fahatezeran'
ireo taminy.
4 Ary Gideona nankany Jordana,
ka nita izy sy ny telon-jato lahy teo
aminy, na dia efa reraka aza, mbola
nanenjika hiany.
5 Ary hoy izy tamy ny mponina
tao Sokota: Masìna hianareo, mba
omeo mofo ny olona manaraka ahy,
fa reraka izy, ary izaho manenjika
any Zebaha sy Zalmona, mpanjakan'
ny Midiana. 6 Fa hoy ireo andria-
nany Sokota: Moa efa voahazon' ny
tànanao ankehitriny va ny tànany
Zebaha sy Zalmona, no homenay
mofo ny miaramilanao? 7 Dia hoy
Gideona: Rehefa voatolotry Jehovah
eo an-tànako Zebaha sy Zalmona,
dia handalasiko amy ny tsilo avy
any an-efitra sy ny sampivato ny
tenanareo.[1] 8 Ary niakatra avy
teo izy ka nankany Penoela, dia
nanao teny tahaka izany koa tamy
ny olona tao; ary ny mponina tao
Penoela koa dia namaly azy tahaka
ny navalin' ny mponina tao Sokota

[1] *Heb.* nofonareo.

hiany. 9 Dia niteny tamy ny mpo-
nina tao Penoela izy ka nanao hoe:
Raha tafaverina soa aman-tsara aho,
dia horavako ity tilikambo ity.
10 Ary Zebaha sy Zalmona dia
tonga tao Karkora mbamy ny miara-
mila teo aminy, tokony ho dimy
arivo sy iray alin-dahy, dia izay sisa
rehetra tamy ny miaramila rehetra
any ny zanaky ny atsinanana; ary
ny maty kosa dia roa alina sy iray
hetsy, samy lehilahy mpitan-tsaba-
tra [1] avokoa ireo. 11 Ary Gideona
niakatra tamy ny làlan' ny mpitoe-
tra an-day, atsinanany Noba sy
Jogbeha, ka dia namely ny toby,
raha mbola ilay tsy nanampo iny ny
olona. 12 Dia nandositra Zebaha
sy Zalmona, ary nanenjika azy ny
Isiraely ka nisambotra ny mpanjaka
roa tamy ny Midiana, dia Zebaha
sy Zalmona, fa efa nampihorohoroiny
avokoa ny toby rehetra.
13 Dia niverina avy tamy ny
ady Gideona, zanaky Joasy, avy teo
amy ny fiakarana Heresa; 14 ary
nisambotra zatovo tamy ny mponina
tao Sokota izy ka nanontany azy;
dia nosoratan' ilay zatovo ny anaran'
ireo andrianany Sokota sy ny loho-
lona tao, ka fito amby fito-polo lahy
izy. 15 Ary Gideona dia nankany
amy ny mponina tao Sokota ka
nanao hoe: Indreo Zebaha sy Zal-
mona, izay efa nandatsanareo ahy
hoe: Moa efa voahazon' ny tànanao
ankehitriny va ny tànany Zebaha
sy Zalmona, no homenay mofo ny
olonao efa reraka? 16 Dia naka
ny loholona tao an-tanàna izy ary
tsilo avy tany an-efitra sy sampivato,
ka ireny no namaizany ny mponina
tao Sokota. 17 Ary nandrava ny
tilikambo tao Penoela koa izy ka
namono ny lehilahy tao an-tanàna.
18 Dia hoy izy taminy Zebaha sy
Zalmona: Lehilahy toy inona ange
izay novonoinareo tany Tabara?
Ary hoy izy roa lahy: Tahaka anao
hiany izy. Nitarehin-janak' an-
driana avokoa izy rehetra. 19 Ary
hoy izy: Rahalahiko, zanaky ny
reniko, ireo. Raha velona koa Je-
hovah, dia tsy mba hovonoiko hia-
nareo, raha novelominareo ireo. 20
Ary hoy izy taminy Jatera lahima-
toany: Mitsangàna, ka vonoy izy
roa lahy. Fa ilay zatovo tsy nana-
tsoaka ny sabany, fa natahotra,
satria mbola tanora fanahy izy. 21
Ary hoy Zebaha sy Zalmona: Aoka
hianao no hitsangana hamely anay;
fa araka ny toetry ny olona hiany
ny heriny. Dia nitsangana Gideona
ka namono any Zebaha sy Zalmona
ary naka ny ravaka sarim-bolan-
tsinana, izay teo amy ny vozon' ny
ramevany.
22 Dia hoy ny lehilahy amy ny
Isiraely taminy Gideona: Manapaha
anay hianao sy ny zanakao ary ny
zafinao; fa efa namonjy anay tamy
ny tànan' ny Midiana hianao. 23
Fa hoy Gideona taminy: Tsy hana-
paka anareo aho, ary tsy hanapaka
anareo koa ny zanako; Jehovah
hiany no hanapaka anareo.
24 Ary hoy koa Gideona taminy:
Zavatra iray loha monja no hany
mba angatahiko aminareo: aoka
samy hanome ahy ny kavina izay
avy amy ny babony avy hianareo
(fa nanana kavim-bolamena ireny,
satria Isimaelita). 25 Dia hoy kosa
ny olona: Eny, fa homenay tokoa
izany. Dia namelatra lamba ny
olona, ka samy nanipy ny kavina
izay avy tamy ny babony teo.
26 Ary ny lanjan' ny kavim-
bolamena nangatahiny dia sekely
volamena fiton-jato amby arivo, afa-
tsy ny ravaka sarim-bolan-tsinana
sy ny kavina voavola sy ny lamba
volomparasy, izay teny amin' ireo
mpanjakan' ny Midiana, ary ny
rojo, izay teny amy ny vozon' ny
ramevany. 27 Dia nataony Gideo-
na efoda ireo, ka nataony tao an-
tanànany, dia tao Ofra; ary ny
Isiraely rehetra nankany hijanga-

[1] *Heb.* mpanatsoaka sabatra.

janga nanaraka izany efoda izany;
ary tonga fandrika taminy Gideona
sy ny ankohonany izany.
28 Dia resy teo anoloan' ny Za-
nak' Isiraely ny Midiana ka tsy
nahatraka ny lohany intsony. Dia
nandry efa-polo taona ny tany tamy
ny androny Gideona.
29 Dia nandeha Jerobala, zanaky
Joasy, ka nitoetra tao an-tranony.
30 Ary Gideona nanan-janaka fito-
polo lahy izay naterany; fa maro
vady izy. 31 Ary ny vaditsindra-
nony, izay tany Sekema, dia nite-
raka zazalahy taminy koa, ka ny
anarany nataony hoe Abimeleka.
32 Dia maty Gideona, zanaky
Joasy, rehefa tratrantitra tsara, ka
nalevina tao amy ny fasany Joasy
rainy tao Ofran' ny Abiezrita izy.
33 Ary rehefa maty Gideona, dia
nijangajanga nanaraka ireo Bala
indray ny Zanak' Isiraely ka nanao
any Bala-berita ho andriamaniny.
34 Ary ny Zanak' Isiraely tsy
nahatsiaro any Jehovah Andria-
maniny, Izay efa namonjy azy tamy
ny tànan' ny fahavalony rehetra
manodidina, 35 sady tsy nanao soa
tamy ny taranaky Jerobala (na
Gideona), araka izay soa rehetra
nataony Gideona tamy ny Isiraely
izy.

*Ny ratsy nataony Abimeleka, sy ny nanjo azy.*

IX. ARY Abimeleka, zanaky Je-
robala, dia nandeha nan-
kany Sekema tany amy ny anadahin-
dreniny ka niresaka taminy sy
tamin' izay rehetra isan' ny fiana-
kavian-dreniny nanao hoe: 2 Mba
mitenena hianareo eo anatrehan' ny
mponina rehetra eto Sekema hoe:
Iza no tsara ho anareo ny hiaraban'
izy fito-polo lahy zanaky Jerobala
manjaka aminareo va, sa ny han-
jakan' ny lehilahy iray? Koa tsaro-
vy fa taolanareo sy nofonareo aho.
3 Ary ny anadahin-dreniny nilaza
azy teo anatrehan' ny mponina re-
hetra tao Sekema ka nanao izany
teny rehetra izany; koa ny fon' ireo
dia ta-hanaraka any Abimeleka, fa
hoy izy: Rahalahintsika izy. 4 Dia
nomeny sekely volafotsy fito-polo,
avy tao an-tranony Bala-berita izy,
ary nanambazany Abimeleka olom-
poana sy marivo salosana izany, ka
dia nanaraka azy ireo. 5 Dia nan-
kany an-tranon-drainy tany Ofra
izy ka namono ny rahalahiny fito-
polo lahy, zanaky Jerobala, teo am-
bonin' ny vato iray; ary Jotama,
faralahiny Jerobala, no sisa velona,
satria niery izy.
6 Dia nivory ny mponina rehetra
tao Sekema sy ny olona rehetra tao
Milo[1] ka nandeha nampanjaka any
Abimeleka teo anilan' ny hazo tere-
binta, akaikin' ny tsangam-bato[2]
any Sekema.
7 Ary nisy nilaza izany taminy
Jotama, dia nandeha izy ka nitsan-
gana teo an-tampon' ny tendrombo-
hitra Gerizima, ary nanandratra ny
feony ka niantso hoe: Mihainoa
ahy, hianareo mponina ao Sekema,
mba hihainoan' Andriamanitra an-
areo kosa. 8 Niainga, hono, ny
hazo hanosotra mpanjaka hanjaka
aminy; ka hoy izy tamy ny oliva:
Manjakà aminay hianao. 9 Fa hoy
ny oliva taminy: Ho foiko va ny
diloiloko, izay ankalazan' ireny an-
driamanitra sy ny olona ahy, ka
handeha hitsingevingevina erỳ am-
bony hazo aho? 10 Ary hoy ny
hazo tamy ny aviavy:[3] Avia hia-
nao, ka manjakà aminay. 11 Fa
hoy ny aviavy[3] taminy: Ho foiko
va ny fahamamiako sy ny vokatro
tsara, ka handeha hitsingevingevina
erỳ ambony hazo aho? 12 Dia hoy
ny hazo tamy ny voaloboka: Avia
hianao, ka manjakà aminay. 13
Fa hoy ny voaloboka taminy: Ho
foiko va ny ranoko, izay mahafaly
an' Andriamanitra sy ny olona, ka
handeha hitsingevingevina erỳ am-

[1] *Heb.* fiarovana. [2] *Na:* rovan' ny miaramila. [3] aviavimbazaha.

bony hazo aho? 14 Ary hoy ny
hazo rehetra tamy ny tsilo: Avia
hianao, ka manjakà aminay. 15
Fa hoy ny tsilo tamy ny hazo: Raha
hohosoranareo ho mpanjakanareo
tokoa ary aho, dia avia hianareo ka
mialofa ato amy ny alokaloko; fa
raha tsy izany, aoka hisy afo hivoaka
avy amy ny tsilo ka handevona ny
sederany Libanona.

16 Koa ankehitriny, raha marina
sy mahitsy ny nataonareo tamy ny
nampanjakanareo any Abimeleka,
ary raha soa no nataonareo taminy
Jerobala sy ny taranany, ka nova-
lianareo araka izay nataon' ny tà-
nany izy 17 (fa ny raiko niady ho
anareo sady nanao ny ainy tsy ho
zavatra ka namonjy anareo tamy ny
tànan' ny Midiana; 18 nefa hiana-
reo kosa niodina tamy ny taranaky
ny raiko andro any ka namono ny
zanany fito-polo lahy teo ambonin'
ny vato iray, ary Abimeleka, za-
naky ny ankizivaviny, no nampanja-
kainareo tamy ny mponina ao Seke-
ma, satria rahalahinareo izy),—19
koa raha marina sy mahitsy ny na-
taonareo andro any taminy Jerobala
sy ny zanany, dia mifalia aminy
Abimeleka hianareo, ary aoka izy
kosa hifaly aminareo. 20 Fa raha
tsy izany kosa, dia aoka hisy afo
hivoaka avy aminy Abimeleka ka
handevona ny mponina ao Sekema
sy ny olona ao Milo;[1] ary aoka koa
hisy afo hivoaka avy amy ny mpo-
nina ao Sekema sy ny olona ao Milo[1]
ka handevona any Abimeleka.

21 Dia riatra nandositra Jotama
ka nankany Bera ary nitoetra teo
mba hiery any Abimeleka raha-
lahiny.

22 Ary rehefa nanapaka telo
taona tamy ny Isiraely Abimeleka,
23 Andriamanitra dia naniraka fa-
nahy ratsy taminy Abimeleka sy ny
mponina tao Sekema; ary ny mpo-
nina tao Sekema dia nivadika naha-
foy any Abimeleka, 24 mba hitsin-
gerenan' ny loza natao tamy ny
namonoana[2] ny zanaky Jerobala
fito-polo lahy ka hanody any Abime-
leka rahalahiny, izay namono azy,
sy ny mponina tao Sekema, izay
nampahery ny tànany hamono ny
rahalahiny. 25 Ary nanaovan' ny
mponina tao Sekema otrika tany
an-tampon-tendrombohitra izy, dia
nobaboin' ny otrika izay rehetra
nandalo tamin' izany làlana izany;
ary nolazaina taminy Abimeleka
izany.

26 Dia tonga tao Gala, zanaky
Ebeda, sy ny rahalahiny ka nankany
Sekema, ary ny mponina tao Sekema
natoky azy. 27 Dia nivoaka ho
any an-tsaha izy ka nioty ny voalo-
bony ary nanosihosy azy, dia nanao
fanati-piderana ka niditra tao an-
tranon' ny andriamaniny izy, dia
nihinana sy nisotro ary nanozona
any Abimeleka.

28 Ary hoy Gala, zanaky Ebeda:
Iza moa Abimeleka, ary iza moa
Sekema, no hotompointsika? Tsy
zanaky Jerobala va izy? ary tsy
Zebola va no lefiny? Manompoa
ny taranaky Hamora, rainy Sekema;
fa nahoana no hanompo io isika?
29 Ary enga anie ka ho eo am-
banin' ny tànako ireto olona ireto!
dia hesoriko Abimeleka. Dia hoy
izy taminy Abimeleka: Hamaroy
ny miaramilanao ka mivoaha.

30 Ary rehefa reny Zebola, ko-
mandin' ny tanàna, ny teniny Gala,
zanaky Ebeda, dia nirehitra ny
fahatezerany. 31 Dia naniraka
olona mangingina tany aminy Abi-
meleka izy hanao hoe: Indro,
Gala, zanaky Ebeda, sy ny raha-
lahiny dia tonga ato Sekema; ary,
indro, mandrendrika ny ato an-
tanàna hiodina aminao izy. 32 Koa
ankehitriny, miaingà alina hianao
sy ny vahoaka eo aminao, ka mano-
treha any an-tsaha. 33 Ary raha
maraina, raha vao miposaka ny
masoandro, dia mifohaza maraina

[1] *Heb.* fiarovana. [2] *Heb.* ran'.

koa hianao, ka miroata hamely ny
tanàna; ary, indro, raha mivoaka
hiady aminao izy sy ny vahoaka eo
aminy, dia ataovy aminy izay zakan'
ny tànanao.
34 Dia niainga alina Abimeleka
sy ny vahoaka rehetra teo aminy ka
nanao otrika efa-toko tandrifiny
Sekema. 35 Dia nivoaka Gala,
zanaky Ebeda, ka nijanona teo ano-
loan' ny vavahadin' ny tanàna; dia
niroatra avy tao am-panotrehana
Abimeleka sy ny vahoaka teo aminy.
36 Ary rehefa hitany Gala ny olona,
dia hoy izy taminy Zebola: Indreo,
misy olona midina avy eny an-
tampon' ny tendrombohitra. Fa
hoy Zebola taminy: Ny aloky ny
tendrombohitra no hitanao ka toa
olona. 37 Dia niteny indray Gala
ka nanao hoe: Indreo, misy olona
eo amy ny havoana, ary, indreo,
misy antokony hafa mandeha amy
ny làlana eo amy ny hazo terebinta
Meonenima.[1]
38 Dia hoy Zebola taminy: Aiza
ny vavanao izay niteny hoe: Iza
moa Abimeleka, no hotompointsika?
Tsy ireo va no olona izay nohama-
voinao? Mivoaha ankehitriny ka
miadia aminy. 39 Dia nivoaka teo
anoloan' ny mponina tao Sekema
Gala ka niady taminy Abimeleka.
40 Dia nanenjika azy Abimeleka,
ary nandositra teo anoloany izy, ka
maro ny faty niampatrampatra ha-
treny anoloan' ny vavahady aza.
41 Ary Abimeleka nonina tany
Aroma; ary Zebola nandroaka any
Gala sy ny rahalahiny mba tsy
honina any Sekema intsony.
42 Ary nony ampitson' iny dia
nivoaka ho any an-tsaha ny olona;
ary nolazaina taminy Abimeleka
izany. 43 Dia naka ny vahoaka
izy ka nizara azy ho telo toko ary
nanotrika tany an-tsaha; dia nijery
izy, ka, indreo, ny olona nivoaka
avy tao an-tanàna; dia nitsangana
hiady aminy izy ka namely azy. 44
Ary Abimeleka sy ny antokony izay
teo aminy dia niroatra ka nitsangana
teo anoloan' ny vavahadin-tanàna;
ary ny roa toko kosa niroatra namely
ny vahoaka rehetra tany an-tsaha
ka namono azy. 45 Ary Abimeleka
namely ny tanàna mandritra izany
andro izany, dia nahafaka ny tanàna
ka namono ny olona tao; ary nora-
vany ny tanàna sady nofafazany
sira.
46 Ary nony nandre izany ny
olona rehetra tao amy ny tilikambo
tao Sekema, dia niditra tao amy ny
efi-trano fierena tao an-tranony Be-
rita andriamaniny izy. 47 Ary
nolazaina taminy Abimeleka fa
tafangona tao amy ny tilikambo
tao Sekema ny olona rehetra. 48
Ary Abimeleka sy ny vahoaka teo
aminy dia niakatra tany an-tendrom-
hitra Zalmona; ary Abimeleka ni-
tondra famaky teny an-tànany, dia
nikapa sampan-kazo, ka nobetainy
izany, dia nolanjainy teny an-
tsorony, ary hoy izy tamy ny va-
hoaka teo aminy: Izay hitanareo
ataoko, dia mba manaova faingana
toy izany koa hianareo. 49 Koa
samy nikapa sampan-kazo avy ny
vahoaka rehetra ka nanaraka any
Abimeleka, dia nametraka izany teo
an-trano fiarovana ka nandoro azy
tamy ny afo, raha mbola tao ny
olona, ka maty koa ny olona rehetra
tao amy ny tilikambo tao Sekema,
na lehilahy na vehivavy, tokony ho
arivo no isany.
50 Dia nandeha Abimeleka nan-
kany Tebeza ary nitoby tandrifiny
Tebeza ka nahafaka azy. 51 Fa
nisy tilikambo mafy tao anatin' ny
tanàna, ka nandositra tao ny lehi-
lahy rehetra sy ny vehivavy ary
izay rehetra tao an-tanàna ka nihidy
tao, dia niakatra teo an-tampon' ny
tilikambo izy. 52 Ary Abimeleka
nankany amy ny tilikambo ka
namely azy, dia nanatona ny vara-
varan' ny tilikambo izy handoro

[1] *Heb.* mpanandro.

azy amy ny afo. 53 Fa nisy vehi-
vavy anankiray nanjera vato[1] fiko-
soham-bary tamy ny lohany Abime-
leka ka nahavaky ny karan-dohany.
54 Dia nantsoiny Abimeleka fain-
gana ny zatovo, mpitondra ny fiadia-
ny, ka hoy izy taminy: Tsoahy ny
sabatrao, ka vonoy aho, mba tsy
hanaovan' ny olona ahy hoe: Vehi-
vavy no nahafaty azy. Dia namely
azy miboroaka ilay zatovo, ka maty
izy.
55 Ary rehefa hitan' ny lehilahy
amy ny Isiraely fa maty Abimeleka,
dia samy lasa nandeha ho any amy
ny fonenany avy izy.
56 Izany no namalian' Andria-
manitra ny ratsy nataony Abime-
leka, izay efa nataony tamy ny rainy
tamy ny namonoany ny rahalahiny
fito-polo lahy. 57 Ary ny ratsy
rehetra nataon' ny mponina tao
Sekema dia natsingerin' Andriama-
nitra tamy ny lohany avokoa, ka
dia nihatra taminy ilay fanozonana
nataony Jotama, zanaky Jerobala.

*Ny tantarany Tola sy Jaïra.*

X. ARY taoriany Abimeleka dia
nitsangana hamonjy ny
Isiraely Tola, zanaky Poa, zanaky
Dodo, lehilahy avy amy ny Isakara;
ary mponina tao Samira any amy
ny tany havoany Efraima izy. 2
Ary nitsara ny Isiraely telo amby
roa-polo taona izy, dia maty ka
nalevina tao Samira.
3 Ary nitsangana nandimby azy
Jaïra Gileadita ka nitsara ny Isira-
ely roa amby roa-polo taona. 4
Ary nanana zanakalahy telo-polo
izay nitaingina zana-boriky telo-polo
izy, ary izy ireo nanana tanàna
telo-polo any amy ny tany Gileada;
ary atao hoe Havota-jaïra[2] mandraka
andro any ireo. 5 Dia maty Jaïra
ka nalevina tany Kamona.

*Ny nihemoran' ny Isiraely indray, sy ny namalian' Andriamanitra azy.*

6 ARY ny Zanak' Isiraely dia
nanao izay ratsy eo imasony
Jehovah indray ka nanompo ireo
Bala sy Astarta sy ny andriamanitry
Syria sy ny andriamanitry Sidona
sy ny andriamanitry Moaba sy ny
andriamanitry ny taranaky Amona
ary ny andriamanitry ny Filistina,
dia nahafoy any Jehovah izy ka tsy
nanompo Azy.
7 Dia nirehitra tamy ny Isiraely
ny fahatezerany Jehovah, ka niva-
rotra azy ho eo an-tànan' ny Filis-
tina sy ho eo an-tànan' ny taranaky
Amona Izy. 8 Ary nampahory sy
nanorotoro ny Zanak' Isiraely ireo
tamin' izany taona izany: valo
amby ny folo taona *no nampahoriany*
ny Zanak' Isiraely rehetra, izay tany
an-dafiny Jordana, tany amy ny
tanin' ny Amorita any Gileada. 9
Ary nita any Jordana ny taranaky
Amona mba hiady koa amy ny Joda
sy ny Benjamina ary ny taranaky
Efraima; ka dia nahantra indrindra
ny Isiraely.
10 Dia nitaraina taminy Jehovah
ny Zanak' Isiraely ka nanao hoe:
Efa nanota taminao izahay, satria
efa nahafoy an' Andriamanitray ka
nanompo ireo Bala.
11 Ary hoy Jehovah tamy ny
Zanak' Isiraely: Moa tsy *efa na-
monjy anareo* tamy ny tànan' ny
Egyptiana sy ny Amorita sy ny
taranaky Amona ary ny Filistina
*va Aho?* 12 Ary nampahory anareo
koa ny Sidoniana sy ny Amalekita
ary ny Maonita, ka nitaraina tamiko
hianareo, dia novonjeko tamy ny
tànany. 13 Nefa hianareo nahafoy
Ahy ka nanompo andriamani-kafa;
koa izany kosa no tsy hamonjeko
anareo intsony. 14 Mandehana, ka
mitaraina amin' ireo andriamanitra
efa nofidinareo; aoka ireo no ha-

---

[1] *Heb.* vato ambony. [2] Havota-jaïra = Tanàna madinika any Jaïra.

monjy anareo amy ny andron' ny
fahantranareo.
15 Ary hoy ny Zanak' Isiraely
taminy Jehovah: Efa nanota izahay;
ataovy aminay izay rehetra sitrakao;
kanefa mba vonjeo hiany izahay
anio. 16 Dia nanary ireo andria-
mani-kafa tao aminy izy ka nanompo
any Jehovah; dia tsy nahatsindry
ny fanahiny intsony Jehovah noho
ny fahantran' ny Isiraely.

*Ny tantarany Jefta, sy ny nandre-seny ny Amonita.*

17 DIA nivory ny taranaky
Amona ka nitoby tany
Gileada. Ary nivory kosa ny
Zanak' Isiraely ka nitoby tany
Mizpa. 18 Dia nifampiera ny olo-
na, dia ireo andrianany Gileada,
hoe: Iza no lehilahy handeha voalo-
hany hiady amy ny taranaky Amo-
na? dia ho lohany amy ny mponina
rehetra any Gileada izy.
XI. Ary Jefta Gileadita dia lehilahy
mahery sy zanaky ny vehi-
vavy janga; ary Gileada no rainy
niteraka azy. 2 Ary ny vadiny
Gileada dia niteraka zazalahy maro
taminy; ary nony efa lehibe ireo
zana-badiny ireo, dia nandroaka any
Jefta ka nanao taminy hoe: Tsy
handova eto amy ny taranaky ny
rainay hianao, fa zanaky ny vehi-
vavy hafa. 3 Ary Jefta nandositra
ny rahalahiny ka nonina tany amy
ny tany Toba; dia nisy olom-poana
nivory teo aminy Jefta ka niaraka
taminy.
4 Ary nony ela, dia nanafika ny
Zanak' Isiraely ny taranaky Amona.
5 Ary rehefa nanafika ny Isiraely
ny taranaky Amona, dia nandeha
ny loholony Gileada haka any Jefta
hiala any amy ny tany Toba. 6
Ary hoy izy ireo taminy: Avia ho
mpitarika anay hianao, hiadiantsika
amy ny taranaky Amona. 7 Fa
hoy Jefta tamy ny loholony Gileada:
Tsy efa nankahala ahy va hianareo
ka nandroaka ahy hiala tao an-
tranon' ny raiko? Koa nahoana
no mankaty amiko indray hianareo
ankehitriny, nony azom-pahoriana?
8 Dia hoy ny loholony Gileada
taminy Jefta: Izany no iverenanay
atỳ aminao ankehitriny, mba hande-
hananao miaraka aminay, sy hiadia-
nao amy ny taranaky Amona, ka
dia ho lohany aminay mponina re-
hetra any Gileada hianao.
9 Dia hoy Jefta tamy ny loho-
lony Gileada: Raha ho entinareo
mody indray aho mba hiady amy
ny taranaky Amona, ka hatolotry
Jehovah eo anoloako ireny, dia izaho
hoe no ho lohany aminareo. 10 Dia
hoy ny loholony Gileada taminy
Jefta: Jehovah no ho vavolombe-
lona amintsika, raha tsy hataonay
araka izany teninao izany.
11 Dia nandeha Jefta niaraka
tamy ny loholony Gileada, ka dia
nasandratry ny vahoaka ho lohany
sy ho mpitarika azy izy; ary Jefta
nilaza ny teniny rehetra teo anatre-
hany Jehovah tao Mizpa.
12 Dia naniraka olona Jefta nan-
kamy ny mpanjakan' ny taranaky
Amona hanao hoe: Moa mifaninona
akory izaho sy hianao, no tonga atỳ
amiko hiady amy ny taniko hianao?
13 Dia hoy ny mpanjakan' ny tara-
naky Amona tamy ny iraky Jefta:
Satria nalain' ny Isiraely ny taniko
hatrany Arnona ka hatrany Jaboka
ary hatrany Jordana, fony niakatra
avy tany Egypta izy; koa avereno
amy ny fihavanana ary izany anke-
hitriny.
14 Ary Jefta naniraka olona in-
dray nankany amy ny mpanjakan'
ny taranaky Amona 15 ka nanao
taminy hoe: Izao no lazainy Jefta:
Ny Isiraely tsy naka ny taniny
Moaba na ny tanin' ny taranaky
Amona. 16 Fa fony niakatra avy
tany Egypta ny Isiraely, dia nan-
deha nitety ny efitra hatramy ny
Ranomasina Mena izy ka tonga
tany Kadesy. 17 Dia naniraka
olona ny Isiraely nankany amy ny
mpanjakany Edoma ka nanao hoe:
Aoka mba handeha hamaky ny tani-

nao aho; fa tsy nety nihaino izany
ny mpanjakany Edoma. Ary nani-
raka tany amy ny mpanjakany
Moaba koa izy; fa tsy nety koa
izy; dia nitoetra tany Kadesy ny
Isiraely. 18 Dia nandeha nitety
ny efitra izy ka nanodidina ny tany
Edoma sy ny tany Moaba, dia tonga
teo atsinanany Moaba ka nitoby teo
an-dafiny Arnona, fa tsy niditra teo
anatin' ny fari-taniny Moaba; fa
Arnona no fari-taniny Moaba. 19
Ary ny Isiraely dia naniraka olona
tany aminy Sihona, mpanjakan' ny
Amorita, izay mpanjakany Hesbona;
ary hoy ny Isiraely taminy: Aoka
mba handeha hamaky ny taninao
izahay hankany amy ny fonenanay.
20 Fa Sihona tsy natoky ny Isiraely
hamaky ny fari-taniny, fa namory
ny vahoakany rehetra izy, dia nitoby
tany Jahaza ka niady tamy ny Isi-
raely. 21 Ary Jehovah, Andriama-
nitry ny Isiraely, nanolotra any
Sihona sy ny vahoakany rehetra teo
an-tànan' ny Isiraely, ka namely azy
ireo; dia azon' ny Isiraely ny tanin'
ny Amorita rehetra, mponina tany
amin' izany tany izany. 22 Dia
nahazo ny tanin' ny Amorita rehetra
izy hatrany Arnona ka hatrany
Jaboka ary hatramy ny efitra ka
hatrany Jordana. 23 Koa ankehi-
triny, Jehovah, Andriamanitry ny
Isiraely, efa nandroaka ny Amorita
teo anoloan' ny Isiraely olony; ary
hianao kosa va ta-haka ny tany? 24
Moa tsy hotananao izay tany omeny
Kemosy andriamanitrao anao va?
Ary izay tany rehetra omeny Jeho-
vah Andriamanitray anay dia mba
hotananay kosa. 25 Moa tsara noho
Balaka, zanaky Zipora, mpanjakany
Moaba, va hianao? Nety nanohitra
ny Isiraely na niady taminy akory
va izy? 26 Raha ny Isiraely nitoe-
tra telon-jato taona tany Hesbona sy
ny zana-bohiny ary tany Aroera sy
ny zana-bohiny ary tany amy ny
tanàna rehetra eny amorony Arnona,
nahoana no tsy nalainareo ny tany
tamin' izany andro izany? 27 Izaho
tsy nanota taminao, fa hianao no
manisy ratsy ahy, fa miady amiko;
aoka Jehovah Mpitsara no hitsara
ny Zanak' Isiraely sy ny taranaky
Amona anio.

28 Nefa tsy nohenoin' ny mpan-
jakan' ny taranaky Amona ny
teniny Jefta, izay nampitondrainy
tany aminy.

29 Ary tonga tao aminy Jefta ny
Fanahiny Jehovah, dia nandeha
nitety any Gileada sy Manase izy;
ka dia nitety any Mizpa any Gileada
koa izy, ka niala tany Mizpa any
Gileada, dia nandroso nankany amy
ny taranaky Amona.

30 Ary Jefta nivoady taminy
Jehovah ka nanao hoe: Raha hato-
lotrao eo an-tànako tokoa ny tara-
naky Amona, 31 dia ho any Jehovah
izay mivoaka amy ny varavaran' ny
tranoko hitsena ahy, rehefa miverina
soa aman-tsara avy any amy ny
taranaky Amona aho, ary hateriko
ho fanatitra odorana izany.

32 Dia nandeha Jefta nankany
amy ny taranaky Amona hiady
aminy; ary natolotry Jehovah teo
an-tànany ireo. 33 Dia namely azy
izy hatrany Aroera ka hatrany
akaikiny Minita sy hatrany Abela-
keramima, dia tanàna roa-polo, ka
be dia be no maty. Dia resy teo
anoloan' ny Zanak' Isiraely ny
taranaky Amona.

34 Ary Jefta tonga tany Mizpa
ho any an-tranony, ary, indro, nivoa-
ka ny zanani-vavy nitondra ampon-
gatapaka sy mpandihy hitsena azy;
ary vavy tokany io; fa tsy nanana
zanakalahy na zanakavavy afa-tsy
io izy. 35 Koa rehefa nahita azy
Jefta, dia nandriatra ny fitafiany ka
nanao hoe: Indrisy, ry zanako-
vavy! efa nampitanondrika ahy
indrindra hianao, ary hianao no
tonga nampidi-doza tamiko; fa
izaho efa niloa-bava taminy Jehovah,
ka tsy azoko afody intsony.

36 Fa hoy ny zanani-vavy taminy:
Ry dada ô, raha niloa-bava taminy
Jehovah ary hianao, dia ataovy

amiko araka izay naloaky ny vava-
nao, satria Jehovah efa namaly ny
taranaky Amona fahavalonao ho
anao. 37 Dia hoy koa izy tamy ny
rainy: Aoka izao no hatao amiko:
aza maninona ahy aloha hatramy ny
roa volana mba handehandehanako
hankeny amy ny havoana hitoma-
niako, izaho sy ny namako, noho
izaho mbola tsy nanam-bady akory.
38 Dia hoy kosa rainy: Mandehana
ary. Dia nampandeha azy roa
volana izy; ary dia nandeha razaza-
vavy sy ny namany ka nitomany
teny amy ny havoana noho izy
mbola tsy nanam-bady akory. 39
Ary rehefa tapitra ny roa volana,
dia niverina tany amy ny rainy
izy; ary nataony taminy araka
ny voadiny izay nataony; ary
tsy mbola nahalala lahy izy. Ary
tonga fanao tamy ny Isiraely 40 ny
fandehanan' ny zazavavin' ny Isi-
raely isan-taona hankalaza[1] ny zana-
kavaviny Jefta Gileadita hefarana
isan-taona.

*Ny hatezeran' ny Efraima taminy Jefta, sy ny niadiany Jefta taminy.*

XII. ARY nivory ny lehilahy amy
ny Efraima, dia nandeha
nianavaratra[2] ka nanao taminy
Jefta hoe: Nahoana no nandeha
niady tamy ny taranaky Amona
hianao ka tsy mba niantso anay hia-
raka aminao? Hodoranay amy ny
afo ny tranonao sy hianao. 2 Fa
hoy Jefta taminy: Izaho sy ny
oloko efa nanana ady mafy tamy ny
taranaky Amona; ary niantso ana-
reo aho, fa tsy namonjy ahy tamy
ny tànany hianareo. 3 Ary rehefa
hitako fa tsy namonjy ahy hianareo,
dia nanao ny aiko tsy ho zavatra
aho ka nandeha niady tamy ny
taranaky Amona, ary natolotry Je-
hovah teo an-tànako izy, koa nahoa-
na hianareo no miakatra atỳ amiko
anio hila ady amiko?
4 Ary Jefta dia namory ny lehi-
lahy rehetra amy ny Gileada ka
niady tamy ny Efraima; ary dia
namely ny Efraima ny lehilahy amy
ny Gileada, satria hoy ireo: Hiana-
reo Gileadita dia mpandositra avy
amy ny Efraima ao amy ny taranaky
Efraima sy Manase. 5 Dia novon-
jen' ny Gileada ny fitana any Jor-
dana mankany amy ny Efraima;
ary nony niteny ny mpandositra
avy amy ny Efraima nanao hoe:
Aoka mba hita aho; dia hoy ny
lehilahy amy ny Gileada taminy:
Efraimita va hianao? ary raha hoy
izy: Tsia, 6 dia hoy izy ireo taminy:
Tonòny ary ny hoe Shiboleta; fa
hoy kosa izy: Siboleta, satria tsy
nahay nanonona izany marina izy.
Dia nisambotra azy ireo ka namono
azy teo amy ny fitana ao Jordana;
ary nahafatesana roa arivo sy efatra
alina ny Efraimita tamin' izany
andro izany.
7 Dia nitsara ny Isiraely enin-
taona Jefta. Ary maty Jefta Gi-
leadita ka nalevina tao amy ny
tanàna anankiray any Gileada.

*Ny tantarany Ibzana sy Elona ary Abdona.*

8 ARY Ibzana, avy any Betle-
hema, no nitsara ny Isiraely
nandimby any Jefta. 9 Ary izy
nanana zanakalahy telo-polo sy za-
nakavavy telo-polo, izay nampanam-
badiny tany ivelany, ary zazavavy
telo-polo kosa no nampidiriny ho
any ny zanani-lahy. Ary nitsara
ny Isiraely fito taona izy. 10 Dia
maty Ibzana ka nalevina tany
Betlehema.
11 Ary Elona Zebolonita no
nitsara ny Isiraely nandimby azy;
ary nitsara ny Isiraely folo taona
izy. 12 Dia maty Elona Zebolonita
ka nalevina tany Aialona ao amy ny
tanin' ny Zebolona.
13 Ary Abdona, zanaky Elela,
avy any Piratona, no nitsara ny

[1] *Na:* hitomany.
[2] *Na:* nankany Zafona.

Isiraely nandimby azy. 14 Ary
nanana zanakalahy efa-polo sy zafy
telo-polo izay nitaingina zana-boriky
fito-polo izy, ary nitsara ny Isiraely
valo taona. 15 Dia maty Abdona,
zanaky Elela, avy any Piratona, ka
nalevina tany Piratona, any amy
ny tanin' ny Efraima any amy ny
tany havoan' ny Amalekita.

*Ny nahaterahany Samsona.*

XIII. ARY ny Zanak' Isiraely
nanao izay ratsy eo
imasony Jehovah indray, ka dia
natolotry Jehovah teo an-tànan' ny
Filistina efa-polo taona izy.

2 Ary nisy lehilahy avy tany
Zora amy ny fokon' ny Danita,
Manoa no anarany; ary momba ny
vadiny ka tsy niteraka. 3 Ary Ilay
Anjeliny Jehovah niseho tamin-
dravehivavy ka nanao taminy hoe:
Indro, momba hianao ka tsy nite-
raka; nefa hanan-anaka hianao ka
hiteraka zazalahy. 4 Koa mitan-
drema hianao ankehitriny, ka aza
misotro divay na toaka, ary aza
mihinana akory izay zava-padina.
5 Fa, indro, hanan-anaka hianao ka
hiteraka zazalahy; ary tsy mba
hokasihin-kareza ny lohany; fa ho
Nazirita ho an' Andriamanitra ha-
trany an-kibo ny zaza; ary izy no
hanomboka hamonjy ny Isiraely
amy ny tànan' ny Filistina.

6 Dia nandeha ravehivavy ka
nilaza tamy ny vadiny hoe: Nisy
lehilahin' Andriamanitra tonga ta-
miko, ary nahatahotra indrindra ny
fijery azy, tahaka ny fijery Ilay
Anjelin' Andriamanitra, ka tsy na-
nontany Azy izay nihaviany aho,
ary tsy nambarany ahy ny anarany.
7 Fa hoy Izy tamiko: Indro, hanan-
anaka hianao ka hiteraka zazalahy;
koa ankehitriny aza misotro divay
na toaka hianao, ary aza mihinana
akory izay zava-padina; fa ho Na-
zirita ho an' Andriamanitra ny zaza
hatrany an-kibo ka ambara-paha-
fatiny.

8 Ary Manoa nangataka taminy
Jehovah ka nanao hoe: Ry Tompo
ô, aoka hankaty aminay indray ny
lehilahin' Andriamanitra, ilay efa
nirahinao, ka hampianatra anay ny
hitondranay ny zaza izay ho teraka.
9 Ary Andriamanitra nihaino ny
feony Manoa, ka dia nankany amin-
dravehivavy indray Ilay Anjelin'
Andriamanitra, raha tany an-tsaha
izy; fa Manoa vadiny tsy teo aminy.
10 Dia nihazakazaka faingana rave-
hivavy ka nanambara tamy ny va-
diny hoe: Indro, niseho tamiko
indray ny lehilahy izay tonga tamiko
tamin' ilay indray andro. 11 Dia
nitsangana Manoa ka nandeha na-
naraka ny vadiny, dia nankany
amin-dralehilahy ka nanao taminy
hoe: Hianao moa ilay lehilahy ni-
teny tamin-dravehivavy? Dia hoy
Izy: Eny, Izaho no Izy. 12 Dia
hoy Manoa: Raha tanteraka ilay
teninao, ahoana ange no hitondranay
ny zaza, ary inona no ho asany? 13
Ary hoy Ilay Anjeliny Jehovah
taminy Manoa: Izay rehetra efa
nolazaiko tamin-dravehivavy dia
aoka hotandremany avokoa. 14
Izay rehetra avy amy ny voaloboka
dia aza avela hohaniny, ary aza
avela hisotro divay na toaka izy,
na hihinana akory izay zava-padina;
izay rehetra nandidiako azy dia
aoka hotandremany avokoa.

15 Ary hoy Manoa tamin' Ilay
Anjeliny Jehovah: Aoka mba hota-
nanay Hianao mandra-pamboatray
zanak' osy ho anao. 16 Dia hoy
Ilay Anjeliny Jehovah taminy Ma-
noa: Na dia tananao aza Aho, tsy
mba hihinana amy ny haninao Aho
tsy akory; fa raha hanatitra fana-
titra odorana hianao, dia aoka Je-
hovah no hanateranao izany. Fa
tsy fantatry Manoa ho Anjeliny
Jehovah Izy.

17 Dia hoy Manoa tamin' Ilay
Anjeliny Jehovah: Iza moa no ana-
ranao, mba hanomezanay vonina-
hitra Anao, rehefa tanteraka ny
teninao? 18 Ary hoy Ilay Anje-
liny Jehovah taminy: Nahoana no

manontany ny anarako hianao, fa
anarana mahagaga izany?
19 Dia naka ny zanak' osy sy
ny fanatitra hohanina Manoa ka
nanatitra ireny teo ambonin' ny
vatolampy ho any Jehovah; ary
*Ilay Anjely* kosa nanao zava-
mahagaga, raha mbola nijery teo
Manoa mivady. 20 Ary raha
niakatra ho amy ny lanitra ny
lelafo avy teo amy ny alitara, dia
niakatra teo anatin' ny lelafo avy
teo amy ny alitara Ilay Anjeliny
Jehovah. Ary nijery izany Manoa
mivady, ka dia niankohoka tamy ny
tany. 21 Ary tsy niseho taminy
Manoa sy ny vadiny intsony Ilay
Anjeliny Jehovah; dia fantatry
Manoa fa Anjeliny Jehovah Izy.
22 Ary hoy Manoa tamy ny vadiny:
Ho faty tokoa isika, satria efa
nahita an' Andriamanitra. 23 Fa
hoy ny vadiny taminy: Raha sitraky
Jehovah ny hahafaty antsika, dia
tsy ho nety nandray fanatitra
odorana sy fanatitra hohanina tamy
ny tànantsika akory Izy, ary tsy ho
nampahita antsika izany zavatra
rehetra izany, ary tsy ho nampandre
antsika izany zavatra izany anke-
hitriny.
24 Ary niteraka zazalahy rave-
hivavy, ka ny anarany nataony hoe
Samsona; dia nitombo ny zaza, ary
Jehovah nitahy azy. 25 Dia nian-
tomboka nanindry azy indraindray
ny Fanahiny Jehovah tany Mahane-
dana,[1] teo anelanelany Zora sy Es-
taola.

*Ny nanambadiany Samsona ny vehivavy Filistina anankiray, sy ny namaliany ny Filistina.*

XIV. ARY Samsona nidina nan-
kany Timna ka nahita
vehivavy tao avy amy ny zanaka-
vavin' ny Filistina. 2 Ary niaka-
tra izy, dia nilaza tamin-drainy sy
reniny hoe: Efa nahita vehivavy
tany Timna avy amy ny zanakava-
vin' ny Filistina aho; koa alao ho
vadiko izy ankehitriny. 3 Fa hoy
ny rainy sy ny reniny taminy: Moa
tsy misy vehivavy va eto amy ny
zana-kavanao, na ato amy ny fire-
neko rehetra, no dia mandeha maka
vady any amy ny Filistina tsy
mifora hianao? Dia hoy Samsona
tamin-drainy: Izy hiany no alao ho
ahy, fa izy no mahafinaritra ahy. 4
Fa tsy fantatry ny rainy sy ny
reniny fa avy taminy Jehovah
izany, satria nitady izay hiadiany
tamy ny Filistina Izy;[2] fa tamin'
izany andro izany ny Filistina no
nanapaka ny Isiraely.
5 Dia nidina Samsona sy ny
rainy aman-dreniny nankany Timna.
Ary nony tonga tao amy ny tanim-
boaloboka tany Timna izy, indro,
nisy liona tanora nierona taminy. 6
Dia nilatsaka taminy Samsona ny
Fanahiny Jehovah, ary ilay liona
tanora dia nosamatsamahiny hoatra
ny fanasamaka zanak' osy, nefa tsy
nisy na inona na inona teny an-
tànany; ary tsy nambarany tamy
ny rainy na tamy ny reniny izay
efa nataony.
7 Dia nidina izy ka niresaka
tamin-dravehivavy; ary nahafinari-
tra any Samsona izy. 8 Ary rehefa
afaka kelikely, dia niverina hampa-
katra azy Samsona ka nivily hizaha
ny fatin' ilay liona; ary, indro, nisy
renitantely nivangongo sy tantely
tao amin' ilay fatin' ny liona. 9
Ary nalainy Samsona izany ka nen-
tiny teny an-tànany, dia nihinana
teny am-pandehanana izy; ary nan-
kany amy ny rainy aman-dreniny
izy, dia nanome azy, ka nihinana
koa izy mivady; nefa tsy nambarany
taminy fa tao amy ny fatin' ilay
liona no nangalany ny tantely.
10 Dia nidina ho any amin-drave-
hivavy ny rainy Samsona; ary na-
nao fanasana teo Samsona; fa izany
no fanaon' ny zatovo. 11 Ary
rehefa nahita azy izy mianakavy,

[1] Mahane-dana = Tobiny Dana. [2] *Na:* izy.

dia nametraka namana telo-polo
lahy hitoetra ao aminy. 12 Ary
hoy Samsona tamin' ireo : Hanao
fampanonona aminareo aho ; koa
raha lazainareo amiko ny heviny ao
anatin' ny hafitoana fanasana ka
fantatrareo, dia homeko lobaka telo-
polo sy akanjo intelo-polo miova
hianareo. 13 Fa raha tsy mahalaza
amiko kosa hianareo, dia homenareo
lobaka telo-polo sy akanjo intelo-
polo miova aho. Dia hoy izy ireo :
Ataovy ary ny fampanonona mba
hohenoinay. 14 Dia hoy Samsona
taminy :

Avy tao amy ny mpihinana no
nivoahan' ny hanina ;
Ary avy tao amy ny mahery no
nivoahan' ny mamy.

Dia tsy nahalaza ny fampano-
nona izy tao anatin' ny hateloana.
15 Ary nony tamy ny andro faha-
fito,[1] dia hoy izy tamy ny vadiny
Samsona : Taomy ny vadinao hilaza
ny fampanonona aminay, fandrao
hodoranay amy ny afo hianao sy
ny ankohonan-drainao ; efa nanasa
anay va hianareo ho entinareo
mifafa izay ananana? Moa tsy
izany va? 16 Ary ny vadiny
Samsona dia nitomany teo anatre-
hany ka nanao hoe : Halanao aho,
fa tsy tianao tsy akory ; efa nanao
fampanonona tamy ny zanaky ny
fireneko hianao, nefa tsy nolazainao
tamiko ny heviny. Fa hoy izy
taminy : Indro, na dia ny raiko sy
ny reniko aza tsy nilazako azy, ka
hianao va no hilazako? 17 Dia
nitomany teo anatrehany tamy ny
hafitoana izay nisian' ny fanasana
ravehivavy ; ary nony tamy ny an-
dro fahafito dia nolazainy Samsona
taminy, satria nitorikisina taminy
izy ; ary izy kosa nilaza ny fam-
panonona tamy ny zanaky ny fire-
neny. 18 Ary nony tamy ny
andro fahafito, raha tsy mbola
maty ny masoandro, dia hoy ny lehi-
lahy tao an-tanàna taminy Samsona :

Inona no mamy noho ny
tantely?
Ary inona no mahery noho
ny liona?

Ary hoy kosa izy taminy :

Raha tsy nampiasa ny ombi-
vavikeliko hianareo,
Dia tsy ho nahalala ny fampa-
nonona nataoko.

19 Dia nilatsaka taminy Samsona
ny Fanahiny Jehovah ka nidina
nankany Askelona izy, dia namono
telo-polo lahy tao, ary nalainy ny
fitafian' ireo ka nomeny ho an' izay
nilaza ny fampanonona.

Dia nirehitra ny fahatezerany
Samsona, ka niakatra nankany amy
ny tranon-drainy izy. 20 Ary ny
vadiny dia lasan' ny namany, izay
efa nataony sakaizany.

XV. Ary nony afaka kelikely, tamy
ny taom-pijinjana ny vary
tritika, dia nitondra zanak' osy
Samsona ho entiny mamangy ny
vadiny, ka hoy izy : Hiditra ao amy
ny vadiko ao an-efi-trano aho. Nefa
tsy namela azy hiditra ny rafozany,
2 fa hoy izy : Nataoko fa halanao
mihitsy izy, ka dia nomeko ho any
ny namanao ; moa tsy tsara tarehy
noho izy va ny zandriny? Masìna
hianao, aoka izy halainao ho solony.
3 Dia hoy Samsona taminy : Tsy
hanan-tsiny aho izao, na dia hanisy
ratsy ny Filistina aza.

4 Dia nandeha Samsona ka nisam-
botra amboahaolo telon-jato ; dia
naka zavatra hatao fanilo izy, ary
nampifanendreny ny rambon' ny
amboahaolo tsiroaroa avy ka nafe-
hiny teo anelanelan' ny rambony
ilay hatao fanilo. 5 Ary rehefa
nampirehetiny ny fanilo, dia nale-
fany ho any amy ny varin' ny Filis-
tina ireny, ka nandoro ny amboara
sy ny vary mbola mitsangana ary
ny voli-oliva koa.

6 Ary hoy ny Filistina : Iza no
nanao izany? Ary nisy nanao hoe :
Samsona, vinanton' ilay Timnita,

[1] *Na:* [fahefatra].

satria ny rafozany efa nanome ny
vadiny ho any ny sakaizany. Dia
niakatra ny Filistina ka nandoro
an-dravehivavy sy ny ankohonan-
drainy tamy ny afo. 7 Ary hoy
Samsona taminy: Raha manao ta-
haka izany hianareo, dia mbola
hamaly anareo tokoa aho, koa rehefa
afaka izany, vao hitsahatra aho. 8
Dia namely azy izy ka nahatapaka
ranjo sy fe ary nahafaty be dia be;
dia nidina izy ka nitoetra teo an-
tsefatsefak' ilay harambato mitre-
saka any Etama.

9 Ary niakatra ny Filistina, dia
nitoby teo amy ny Joda ka niely
tany Lehy. 10 Ary hoy ny lehilahy
amy ny Joda: Nahoana no miaka-
tra hamely anay hianareo? Dia
hoy izy: Hamatotra any Samsona
no niakaranay, mba hanao aminy
tahaka izay efa nataony taminay.
11 Dia nandeha ny lehilahy telo
arivo amy ny Joda nankany amin'
ilay tsefatsefaky ny harambato mi-
tresaka any Etama ka nanao taminy
Samsona hoe: Tsy fantatrao va fa
manapaka antsika ny Filistina?
Inona izao nataonao taminay izao?
Dia hoy izy taminy: Araka izay
nataony tamiko no mba nataoko
taminy. 12 Dia hoy kosa izy ireo
taminy: Hamatotra anao no nidi-
nanay, mba hatolotray ho eo an-
tànan' ny Filistina hianao. Dia hoy
Samsona taminy: Mianiàna amiko
ary fa tsy hamely ahy hianareo. 13
Dia niteny taminy izy ireo ka nanao
hoe: Tsia; fa hamatotra anao
fotsiny hiany izahay ka hanolotra
anao eo an-tànany; fa tsy hamono
anao tsy akory izahay. Dia nama-
totra azy tamy ny mahazaka roa
vaovao izy ka nitondra azy niala
tamin' ilay harambato.

14 Ary raha tonga tany Lehy
izy, dia nanakora azy ny Filistina;
ary ny Fanahiny Jehovah nilatsaka
taminy, dia tonga tahaka ny ron-
gony izay nodorana tamy ny afo
ny mahazaka teny amy ny sandriny
ary afaka tamy ny tànany ny fato-
rana. 15 Ary nahita valanoranom-
boriky vaovao izy, dia naninjitra ny
tànany naka azy, ka iny no namo-
noany arivo lahy. 16 Ary hoy
Samsona:

Tamy ny valanoranom-boriky
*no nahafatesako* ho anton-
tany iray, eny, antontany
roa;
Tamy ny valanoranom-boriky
no nahafatesako arivo lahy.

17 Ary rehefa nitsahatra niteny
izy, dia nariany ilay valanoranom-
boriky teny an-tànany; ary ny
anaran' izany tany izany dia natao
hoe Ramata-lehy.[1]

18 Ary nangetaheta indrindra izy,
dia nitaraina taminy Jehovah ka
nanao hoe: Hianao no nanome izao
famonjen-dehibe izao tamy ny tànan'
ny mpanomponao; ary ankehitriny
efa ho fatin-ketaheta aho ka hian-
jera ho eo an-tànan' ny tsy mifora!
19 Dia nampitresahin' Andriamani-
tra ilay fitoerana hoboka tany Lehy,
ka niboiboika teo ny rano; ary
rehefa nisotro izy, dia nody ny ainy,
ka velona izy; ka izany no nanao-
vany ny anarany hoe En-hakore,[2]
izay any Lehy mandraka andro any.

20 Dia nitsara ny Isiraely roa-
polo taona tamy ny andron' ny
Filistina izy.

*Ny nisamboran' ny Filistina any Samsona sy ny namaliany Samsona azy.*

XVI. ARY Samsona nankany
Gaza ka nahita vehi-
vavy janga teo, dia niditra tao
aminy. 2 *Ary nolazaina* tamy ny
Gazita hoe: Tonga atỳ Samsona.
Dia nanemitra azy izy ary nano-
trika mandritra ny alina teo am-
bavahadin' ny tanàna ka nangina
mandritra ny alina; fa hoy izy:
Raha maraina ny andro, dia hovo-
nointsika izy. 3 Ary nandry Sam-

[1] Ramata-lehy = Havoanan' ny valanorano.

[2] En-hakore = Loharanon' ilay niantso.

sona mandra-pamatonalina, dia nifo-
ha izy nony namatonalina, ka norai-
siny ny vavahadin' ny tanàna
mbamy ny tolana roa, dia nongotany
izy mbamy ny hidiny ka nataony
teny an-tsorony, dia nentiny ho any
an-tampon' ny tendrombohitra izay
tandrifiny Hebrona.
4 Ary rehefa afaka izany, dia tia
vehivavy atao hoe Delila tany an-
dohasaha Soreka izy. 5 Ary ireo
andrianan' ny Filistina niakatra
nankany amin-dravehivavy ka nanao
taminy hoe: Kolikoleo izy, ka iza-
hao izay itoeran' ny heriny lehibe
sy izay hahazoanay mamatotra azy
mba hahafolaka azy; dia samy ha-
nome anao sekely zato amby arivo
avy izahay rehetra. 6 Dia hoy
Delila taminy Samsona: Masìna
hianao, lazao amiko izay itoeran' ny
herinao lehibe sy izay hahazoana
mamatotra anao hahafolaka anao.
7 Dia hoy Samsona taminy: Raha
tady vaovao fito izay tsy mbola
maina no amatorany ahy, dia ho osa
aho ka ho tahaka ny olon-kafa. 8
Dia niakatra nankany aminy ireo
andrianan' ny Filistina nitondra
tady vaovao fito izay tsy mbola
maina, dia namatotra azy tamin'
ireny ravehivavy. 9 Ary nisy lehi-
lahy nanotrika ka nitoetra taminy
tao an-efi-trano. Dia hoy ravehivavy
taminy Samsona: Hamely anao ny
Filistina, ry Samsona! Dia notosa-
ny ny tady, tahaka ny fahamaiton'
ny taretra rongony, raha lelafin' ny
afo. Dia tsy fantatra ny heriny.
10 Ary hoy Delila taminy Sam-
sona: Indro, efa namitaka ahy hia-
nao ka nilaza lainga tamiko; anke-
hitriny, masìna hianao, lazao amiko
izay hahazoana mamatotra anao. 11
Dia hoy kosa izy taminy: Raha
mahazaka vaovao izay tsy mbola
nanaovan-draharaha no amatorany
ahy mafy, dia ho osa aho ka ho
tahaka ny olon-kafa. 12 Dia naka
mahazaka vaovao Delila, ka nama-
torany azy, dia hoy izy taminy:
Hamely anao ny Filistina, ry Sam-
sona! Ary nisy mpanotrika nitoe-
tra tao an-efi-trano. Dia notosany
Samsona ho afaka amy ny sandriny
ireny tahaka ny fahamaiton' ny
taretra.
13 Dia hoy Delila taminy Sam-
sona: Mandraka ankehitriny dia
mbola namitaka ahy hiany hianao
ka nilaza lainga tamiko; lazao
amiko izay hahazoana mamatotra
anao. Dia hoy kosa izy taminy:
Raha tenomina hikambana amy ny
tenona ny foto-bolo fito amy ny
lohako. 14 Ary notsatohany ny
fàntaka izany, dia hoy izy taminy:
Hamely anao ny Filistina, ry Sam-
sona! Dia nifoha tamy ny torima-
sony izy, ka nongotany ny fàntaka
sy ny tenona.
15 Dia hoy ravehivavy taminy:
Nahoana hianao no nanao hoe:
Tiako hianao, nefa ny fonao tsy
amiko tsinona? Efa namitaka ahy
intelo hianao izay, ka tsy mbola
nolazainao tamiko hiany izay itoeran'
ny herinao lehibe. 16 Ary rehefa
nitorikisina taminy isan-andro rave-
hivavy ka nahasosotsosotra azy, dia
tsy nahafinaritra azy intsony ny
miaina. 17 Ary dia nambarany azy
ny tao am-pony rehetra, ka hoy izy
taminy: Tsy mbola nokasihin-kareza
ny lohako, fa Nazirita ho an' An-
driamanitra hatrany an-kibon-dre-
niko aho; koa raha haratana aho,
dia hiala amiko ny heriko, ary ho
osa aho ka ho tahaka ny olona
rehetra.
18 Ary rehefa hitany Delila fa
efa nambarany azy ny tao am-pony
rehetra, dia naniraka izy nampaka
ireo andrianan' ny Filistina nanao
hoe: Miakara amin' izao indray
mandeha izao, fa efa nambarany
ahy ny tao am-pony rehetra. Ary
ireo andrianan' ny Filistina niakatra
ho any aminy nitondra ny vola teny
an-tànany. 19 Ary ravehivavy na-
nondana any Samsona hatory teo
an-dohaliny, dia niantso lehilahy ka
nanaratra ny foto-bolo fito amy ny
lohany; dia vao izay no nampietry

azy izy, satria niala taminy ny
heriny. 20 Dia hoy ravehivavy:
Hamely anao ny Filistina, ry Sam-
sona! Dia nifoha tamy ny torima-
sony izy ka nanao hoe: Hivoaka
tahaka ny teo aloha aho ka hanetsika
ny tenako. Kanjo tsy fantany fa
Jehovah efa niala taminy.

21 Dia nisambotra azy ny Filis-
tina ka namotsitra ny masony, dia
nitondra azy nidina nankany Gaza
ary namatotra azy tamy ny gadra
varahina; ary nitoto vary tao an-
trano famatorana izy.

22 Ary dia naniry indray ny
volon-dohany, rehefa voaharatra. 23
Ary nivory ireo andrianan' ny Filis-
tina hamono zavatra betsaka hatao
fanatitra ho any Dagona andriama-
niny sy hifaly; fa hoy izy: Efa
natolotry ny andriamanitsika eto
an-tànantsika Samsona fahavalon-
tsika. 24 Ary rehefa nahita azy
ny vahoaka, dia nidera ny andria-
maniny ka nanao hoe: Efa natolo-
try ny andriamanitsika eto an-
tànantsika ilay fahavalontsika, mpa-
nimba ny tanintsika, izay nahabe
maty antsika.

25 Ary rehefa faly ny fony, dia
hoy izy: Alao Samsona mba hanao
laolao ho antsika. Dia nampaka
any Samsona avy tao an-trano fama-
torana izy, ka nanao laolao teo
anatrehan' ireo Samsona; ary nam-
pitsanganiny teo anelanelan' ny
andry izy. 26 Ary hoy Samsona
tamy ny zatovo izay nitantana azy:
Avelao kely aho hitsapa ny andry
izay manohana ny trano, hiankinako
aminy. 27 Ary feno lehilahy sy
vehivavy ny trano, ary tao ireo an-
drianan' ny Filistina rehetra, ary
teo an-tampon-trano koa nisy lehi-
lahy sy vehivavy tokony ho telo
arivo, izay finaritra nijery any Sam-
sona nanao laolao.

28 Ary Samsona niantso any
Jehovah ka nanao hoe: Jehovah
Tompo ô, mifona aminao aho, tsarovy
aho, ka ampaherezo izao indray man-
deha izao monja, ry Andriamanitra
ô, hamaliako ny Filistina noho ny
anankiray amy ny masoko roa. 29
Dia notanany Samsona ny andry
roa teo afovoany izay nanohana ny
trano, ny anankiray tamy ny tànany
ankavanana, ary ny anankiray tamy
ny tànany ankavia, ka niankina teo
izy. 30 Dia hoy Samsona: Aoka
hiara-maty amy ny Filistina aho.
Dia nezahiny mafy, ka dia nianjera
tamin' ireo andriana sy ny vahoaka
rehetra izay teo ny trano. Ary ny
maty izay novonoiny teo amy ny
nahafatesany no be lavitra noho
izay novonoiny tamy ny andro
niainany.

31 Ary nidina ny rahalahiny sy
ny mpianakavin-drainy rehetra, dia
naka ny fatiny ka nitondra azy
niakatra, dia nandevina azy teo
anelanelany Zora sy Estaola tao
amy ny fasany Manoa rainy.

Ary izy efa nitsara ny Isiraely
roa-polo taona.

*Ny nanaovany Mika sarin-javatra hivavahana.*

XVII. NISY lehilahy tany amy ny
tany havoany Efraima,
Mika no anarany. 2 Ary hoy izy
tamy ny reniny: Ilay sekely vola-
fotsy zato amby arivo nalaina tami-
nao, izay nasianao ozona sady nola-
zainao teo anatrehako, indro, ato
amiko ny vola; izaho no naka azy.
Dia hoy ny reniny: Hotahiny Jeho-
vah anie ny zanako. 3 Ary rehefa
naveriny tamy ny reniny ny sekely
volafotsy zato amby arivo, dia hoy
reniny: Atokako[1] ho any Jehovah
mihitsy ity vola avy amy ny tànako
ity ka hatolotro ho anao, ry zanako,
hanaovana sarin-javatra voasokitra
sy sarin-javatra an-idina; ary anke-
hitriny dia averiko ho aminao izy.
4 Ary rehefa naveriny tamin-dreniny
ny volafotsy, dia naka volafotsy
roan-jato ny reniny, ka nomeny ny

[1] *Na:* Efa natokako.

mpanao an-idina hataony sarin-
javatra voasokitra sy sarin-javatra
an-idina; dia natao tao an-tranony
Mika izany. 5 Ary nanana tranon'
andriamanitra Mika sady efa nanao
efoda sy terafima; ary ny zanany
anankiray no natokany [1] ka tonga
mpisorony.

6 Tamin' izany andro izany tsy
nisy mpanjaka tamy ny Isiraely;
fa samy nanao izay nataony ho
marina avy ny olona rehetra. 7
Ary nisy zatovo avy any Betlehema-
joda, tamy ny fokony Joda, ary
Levita izy sady nivahiny tao. 8
Ary ralehilahy niala tao an-tanàna
Betlehema-joda hivahiny any amin'
izay azony hitoerana; ary nony
nandeha izy, dia tonga tany amy ny
tany havoany Efraima tao an-
tranony Mika. 9 Ary hoy Mika
taminy: Avy aiza moa hianao? Dia
hoy kosa izy taminy: Levita avy
any Betlehema-joda aho ka mandeha
hivahiny eny amin' izay azoko hitoe-
rana. 10 Dia hoy Mika taminy:
Mitoera atỳ amiko hianao, ary aoka
ho raiko sy ho mpisoroko, dia homeko
sekely folo volafotsy isan-taona sy
fitafiana ary hanina. Dia niditra
ilay Levita. 11 Ary nanaiky hitoe-
tra tao amin-dralehilahy ilay Levita,
ka dia tonga tahaka ny zanany izy.
12 Dia natokany [1] Mika ilay Levita,
ka dia tonga mpisorony izy ary
nitoetra tao an-tranony Mika. 13
Dia hoy Mika: Fantatro izao fa
hanisy soa ahy Jehovah, satria
manana ity Levita ity ho mpisoroko
aho.

*Ny nandehandehanan' ny fireneny Dana nizaha tany hitoerany.*

XVIII. ARY tamin' izany andro
izany dia tsy nisy
mpanjaka teo amy ny Isiraely; ary
tamin' izany andro izany kosa ny
fireneny Dana nitady lova mba
honenany; satria na dia hatramin'
izany andro izany aza dia tsy mbola
nahazo lova ho azy teo amy ny
fireneny Isiraely izy. 2 Ary ny
taranaky Dana naniraka dimy lahy
nofantenany avy amy ny fokony
rehetra, dia lehilahy mahery, avy
tany Zora sy Estaola, mba hisafo ny
tany sy hizaha ny toetrany; ary
hoy izy taminy: Mandehana, izahao
ny toetry ny tany. Ary tonga tany
amy ny tany havoany Efraima tao
an-tranony Mika izy, dia nandry
tao.

3 Rehefa mby teo akaikin' ny
tranony Mika izy, dia fantany ny
feon' ilay Levita zatovo; dia nivily
teo izy ka nanao taminy hoe: Iza
no nitondra anao tatỳ? ary mani-
nona atỳ hianao? ary inona no
ananananao atỳ? 4 Dia hoy kosa izy
taminy: Izany ka izany no nataony
Mika tamiko, ary efa nanamby ahy
izy, ka efa mpisorony aho izao. 5
Dia hoy izy ireo taminy: Masìna
hianao, manontania amin' Andria-
manitra mba ho fantatray na ham-
binina amy ny làlana alehanay
izahay, na tsia. 6 Dia hoy ilay
mpisorona taminy: Mandehana soa
aman-tsara; fa eo anatrehany Jeho-
vah izao làlana alehanareo izao.

7 Dia nandeha izy dimy lahy ka
tonga tany Laisy, ary hitany ny
olona tao, fa nonina tsy nanana
ahiahy tahaka ny fanaon' ny Sido-
niana izy, dia nandry fahizay ka tsy
nanana ahiahy, sady tsy nisy mpa-
napaka hampahory [2] azy teo amy ny
tany na amin' inona na amin' inona;
ary lavitra ny Sidoniana izy sady
tsy nanan-draharaha tamin' olona
akory.

8 Dia nandeha ho any amy ny
rahalahiny any Zora sy Estaola ireo;
ary hoy ny rahalahiny taminy: Na-
ninona moa hianareo? 9 Dia hoy
izy: Mitsangàna, ka aoka isika hia-
katra hamely azy; fa efa nahita ny
tany izahay, fa, indro, tsara indrin-
dra izany; moa mbola mijanonja-
nona hiany va hianareo? aza malain-

[1] *Heb.* nofenoiny ny tànany.

[2] *Na:* hahamena-maso.

kandeha hiditra handova ny tany.
10 Raha mandeha hianareo, dia ho
tonga any amy ny olona tsy manana
ahiahy sy any amy ny tany mala-
laka; fa efa natolotr' Andriamanitra
ho eo an-tànanareo izany; dia tany
tapi-javatra irina atỳ ambonin' ny
tany.
11 Dia nisy niainga avy tamy ny
fokony Dana, avy tany Zora sy
Estaola, dia enin-jato lahy efa voao-
mana tamy ny fiadiany. 12 Ary
niakatra ireo ka nitoby tany Kiriata-
jearima any Joda (izany no nanao-
vana ny anaran' izany tany izany
hoe mandraka andro any Mahane-
dana ;[1] indro, eo andrefany Kiriata-
jearima izany). 13 Dia niala tao
izy ka nandroso nankany amy ny
tany havoany Efraima, dia tonga
tao an-tranony Mika.
14 Ary niteny izy dimy lahy,
izay nandeha hisafo ny tany Laisy,
ka nanao tamy ny rahalahiny hoe:
Fantatrareo va fa ato amin' ireto
trano ireto misy efoda sy terafima
ary sarin-javatra voasokitra sy
sarin-javatra an-idina? koa hevero
izay hataonareo. 15 Dia nivily tao
izy ka tonga tao an-tranon' ilay
Levita zatovo, dia tao an-tranony
Mika, ka niarahaba azy.
16 Ary ny enin-jato lahy efa
voaomana tamy ny fiadiany, izay
avy tamy ny taranaky Dana, dia
nijanona teo anoloan' ny vavahady.
17 Ary niakatra izy dimy lahy,
izay nandeha hisafo ny tany, dia
niditra ka naka ny sarin-javatra
voasokitra sy ny efoda sy ny tera-
fima ary ny sarin-javatra an-idina;
ary ny mpisorona mbamy ny enin-
jato lahy efa voaomana tamy ny
fiadiany nijanona teo anoloan' ny
vavahady. 18 Dia niditra tao an-
tranony Mika ireo ka naka ny sarin-
javatra voasokitra sy ny efoda sy
ny terafima ary ny sarin-javatra an-
idina. Ary hoy ny mpisorona ta-
miny: Maninona hianareo? 19
Dia hoy ireo taminy: Mangìna
hianao, tampeno ny tànanao ny
vavanao, ka andeha hiaraka aminay,
dia ho rainay sy mpisoronay hianao;
moa tsara ho anao va ny ho mpiso-
rona ho any ny olona iray trano
noho ny ho mpisorona amy ny
firenena iray sy ny foko iray amy
ny Isiraely? 20 Dia faly ny fon'
ilay mpisorona, ka nalainy ny efoda
sy ny terafima ary ny sarin-javatra
voasokitra, ary nandeha voaho-
didin' ny olona izy. 21 Dia niho-
dina izy ireo ka lasa nandeha; ary
ny zaza amim-behivavy sy ny omby
aman-ondry mbamy ny entany tsara
dia nataony teo alohany.
22 Ary rehefa lasa lavitra ny
tranony Mika izy, dia nivory ny
lehilahy nifanolo-bodi-rindrina ta-
miny Mika ka nahatratra ny tara-
naky Dana. 23 Dia niantso ny
taranaky Dana izy. Ary niherika
ireo ka nanao taminy Mika hoe:
Haninona hianao, no nanangona
olona maro toy izao? 24 Ary hoy
izy: Ny andriamanitro izay nataoko
sy ny mpisorona koa dia nalainareo,
ka lasa hianareo; koa inona intsony
no mba ho ahy? Ary ahoana no
anaovanareo amiko hoe: Haninona
hianao? 25 Dia hoy ny taranaky
Dana taminy: Aoka tsy ho re eto
aminay intsony ny feonao, fandrao
hisy olo-masiaka hamely anareo, ka
dia hanao izay hahafaty ny tenanao
sy ny ankohonanao hianao. 26 Dia
nandeha tamy ny nalehany ny tara-
naky Dana; ary rehefa hitany Mika
fa ireo dia nahery noho izy, dia
niverina izy ka nody tany an-
tranony.
27 Ary izy ireo naka izay zavatra
efa nataony Mika sy ny mpisorona
izay tao aminy, dia nankany Laisy
ho any amy ny olona mandry fahi-
zay ka tsy manana ahiahy, dia
namely azy tamy ny lelan-tsabatra
ireo; ary ny tanàna nodorany tamy
ny afo. 28 Ary tsy nisy namonjy,

[1] Mahane-dana = Tobiny Dana.

satria lavitra any Sidona izany, ary
tsy nanan-draharaha tamin' olona
akory izy, sady teo amy ny lohasaha
izay any Beti-rehoba izany.

Dia nanorina ny tanàna izy ireo
ka nonina tao. 29 Ary ny anaran'
ny tanàna nataony hoe Dana, araka
ny anarany Dana rainy, izay nate-
raky Isiraely; kanefa Laisy no ana-
ran' ny tanàna taloha.

30 Dia natsangan' ny taranaky
Dana ilay sarin-javatra voasokitra;
ary Jonatana, zanaky Gersoma, za-
naky Mosesy,[1] sy ny zanany, no
mpisorona ho any ny fireneny Dana
hatramy ny andro namaboana ny
tany. 31 Ary nampitoeriny ho azy
ilay sarin-javatra voasokitra natao-
ny Mika mandritra ny andro re-
hetra niorenan' ny tranon' Andria-
manitra tao Silo.

*Ny ratsy nataon' ny mponina tao Gibea, sy ny namalian' ny Isiraely rehetra azy.*

XIX. ARY tamin' izany andro
izany, raha tsy nisy
mpanjaka teo amy ny Isiraely, dia
nisy Levita anankiray nivahiny tary
an-tsisin' ny tany havoany Efraima,
ka naka vaditsindrano avy any
Betlehema-joda. 2 Ary ny vadi-
tsindranony nijangajanga sy nisin-
taka taminy ka nandao azy ary
nankany an-tranon-drainy any Bet-
lehema-joda, dia nitoetra tao efa-
bolana mipaka. 3 Ary niainga
ralehilahy ka nandeha nanaraka azy
hanao teny malefaka taminy ham-
pody azy ary nitondra ny zatovony
sy boriky roa; dia nampiantranoin-
dravehivavy ho ao an-tranon-drainy
izy, ka nony hitan' ny rain-drazaza-
vavy ralehilahy, dia faly izy nihaona
taminy. 4 Ary nihazona azy ny
rafozany, rain-drazazavavy, ka nitoe-
tra teo aminy hateloana izy, dia
nihinana sy nisotro ary nandry tao
izy roa lahy.

5 Ary nony tamy ny andro fahe-
fatra, dia nifoha maraina koa izy ka
niomana handeha; fa hoy ny rain-
drazazavavy tamy ny vinantony:
Aoka aloha mba hanao ody am-
bavafo kely hianao, ary rehefa afaka
izany, dia handeha hianareo. 6 Dia
nipetraka izy roa lahy ka niara-
nihinana sy nisotro; dia hoy ny
rain-drazazavavy tamin-dralehilahy:
Mba maneke ny handry eto anio
alina, ary aoka ho faly ny fonao. 7
Ary raha niomana handeha ralehi-
lahy, dia nanery azy hitoetra ny
rafozany, ka dia tafandriana tao in-
dray izy.

8 Dia nifoha maraina koa izy
handeha nony tamy ny andro faha-
dimy; fa hoy ny rain-drazazavavy:
Aoka mba hanao ody am-bavafo
kely hianao, ary mijanonjanòna
aloha mandra-pihilan' ny andro; ary
dia niara-nihinana izy roa lahy. 9
Ary raha niainga handeha ralehi-
lahy sy ny vaditsindranony ary
ny ankizilahiny, dia hoy ny ra-
fozany, rain-drazazavavy, taminy:
Indro, efa ho hariva ny andro izao,
koa masìna hianao, mandria re anio
alina; indro, efa hilentika ny ma-
soandro, ka mandria eto, mba hifa-
lian' ny fonao; ary rahampitso dia
hifoha maraina koa hianareo, ka
handeha hody hianao. 10 Fa tsy
nety nijanona intsony ralehilahy
tamin' izany alina izany, fa niainga
hiany izy ka nandeha, dia tonga tan-
drifiny Jebosa (Jerosalema izany);
ary boriky roa samy voaisy lasely
no nentiny, ary ny vaditsindranony
niaraka taminy koa.

11 Ary rehefa mby teo akaiky
any Jebosa izy, ka efa ho hariva ny
andro, dia hoy ny zatovo tamy ny
tompony: Andeha hiakatra ato
amin' ity tanànan' ny Jebosita ity
isika ka handry ato. 12 Fa hoy
ny tompony taminy: Tsy hiakatra
amy ny tanànan' ny olona hafa fire-
nena izay tsy isan' ny Zanak' Isi-
raely isika, fa handroso hiany ho

[1] *Na:* Manase.

any Gibea. 13 Ary hoy izy tamy
ny zatovony: Andeha isika han-
kamy ny anankiray amin' ireto
tanàna ireto, dia any Gibea, na any
Rama, ka handry any. 14 Dia
nandroso izy ka nandeha; ary raha
mbola teo akaiky any Gibea, izay
any ny Benjamita, izy, dia nilentika
ny masoandro. 15 Ka dia nivily
teo izy handeha handry any Gibea;
ary niakatra izy ka nipetraka teo
amy ny kianjan' ny tanàna; fa tsy
nisy olona nampiantrano azy handry
tao an-tranony.

16 Ary, indro, nisy lehilahy anti-
panahy avy niasa tany an-tsaha
nony hariva, sady olona avy any
amy ny tany havoany Efraima koa
izy, saingy nitoetra tany Gibea; fa
ny mponina tao amin' izany tanàna
izany dia Benjamita. 17 Ary re-
hefa nanopy ny masony izy ka
nahita ilay vahiny teo an-kianjan'
ny tanàna, dia hoy ilay lehilahy
anti-panahy: Hankaiza moa hianao?
ary avy taiza? 18 Dia hoy izy
taminy: Avy tany Betlehema-joda
izahay ka hankary an-tsisin' ny tany
havoany Efraima, fa any no tany
nihaviako; ary nankany Betlehema-
joda aho, fa mpankany [1] an-tranony
Jehovah; ary tsy misy olona mam-
piantrano ahy; 19 kanefa misy
mololo sy hanina hiany ho any ny
borikinay, sady misy mofo sy divay
ho ahy sy ny ankizivavinao ary ho
any ny zatovo manaraka ny mpa-
nomponao; tsy misy zavatra ilainay
intsony. 20 Dia hoy ilay lehilahy
anti-panahy: Fiadanana anie ho
anao; aoka ho adidiko izay rehetra
ilainao, fa aza mandry foana eto
an-kianja. 21 Dia nitondra azy
tany an-tranony izy ka nampihinana
ny boriky; dia nanasa tongotra izy
ireo ka nihinana sy nisotro.

22 Ary raha mbola nampifaly ny
fony izy, indro, ny mponina tao an-
tanàna, olona tena ratsy fanahy, dia
nanodidina ny trano ka nandòndòna
mafy ny varavarana ary niteny ta-
min' ilay lehilahy anti-panahy tom-
pon-trano hoe: Avoahy ny lehilahy
izay niditra ato an-tranonao, mba
hahalalanay azy. 23 Dia nivoaka
nankeo aminy ralehilahy tompon-
trano ka nanao taminy hoe: Tsia,
ry rahalahiko, masìna hianareo, aza
manao ratsy; fa tonga ato an-
tranoko ity lehilahy ity, koa aza
manao izany zavatra fady indrin-
dra [2] izany hianareo. 24 Indreto
ny zanako-vavy virijina sy ny vadi-
tsindranon-dralehilahy, aoka mba ho
entiko mivoaka ireo, ka mandria
aminy, ary ataovy aminy izay sitra-
kareo; fa aza ity lehilahy ity no
anaovanareo izany zavatra fady in-
drindra [2] izany. 25 Fa tsy nety
nihaino azy ireo lehilahy ireo, ka dia
nalain-dralehilahy ilay vaditsindrano
ka navoakany taminy teo ala-trano;
dia nahalala azy ireo ka nanao ditra
taminy mandritra ny alina mandra-
pahamarain' ny andro; ary rehefa
hiposaka ny masoandro, vao nalefany
handeha izy. 26 Ary rehefa ho
maraina ny andro, dia tonga rave-
hivavy, ka lavo teo am-baravaran'
ny tranon-dralehilahy, izay nitoeran'
ny vadiny, ka nivalandotra teo
mandra-pahazavan' ny andro.

27 Dia nifoha maraina ralehilahy
ka namoha ny varavaran' ny trano,
dia nivoaka handeha tamy ny làlan-
kalehany; ary, indro, ravehivavy
vaditsindranony miampatra eo am-
baravaran' ny trano, ary ny tànany
eo amy ny tokonana. 28 Ary hoy
ralehilahy taminy: Mitsangàna, an-
deha isika. Kanjo tsy nisy namaly.
Dia nobetain-dralehilahy izy ka na-
sampiny teo amy ny borikiny; dia
niainga izy nandeha ho any amy ny
fonenany.

29 Ary rehefa tonga tao an-
tranony izy, dia naka antsy, ka
noraisiny ny *fatin' ny* vaditsindra-
nony, dia norasainy araka ny fama-
vanin' ny taolana ho roa amby ny

---

[1] *Na:* mankany. [2] *Heb.* fahadalana.

folo toko, ka nampitondrainy eran'
ny tanin' ny Isiraely rehetra. 30
Ary hoy izay rehetra nahita: Tsy
nisy zavatra natao na hita toy izany
hatramy ny andro niakaran' ny
Zanak' Isiraely avy tany amy ny
tany Egypta ka mandraka andro
any; hevero izany, samia maka
saina, ka ambarao.

XX. Dia nivoaka ny Zanak' Isira-
ely rehetra, ary ny fiangonana
hatrany Dana ka hatrany Beri-sheba
ary ny tany Gileada koa nivory
tahaka ny olona iray ho any aminy
Jehovah tany Mizpa. 2 Ary ny
loholona rehetra tamy ny fireneny
Isiraely niseho teo amy ny fiangonan'
ny olon' Andriamanitra, dia lehi-
lahy efatra hetsy mandeha tongotra
sady mahatan-tsabatra. 3 Ary ren'
ny taranaky Benjamina fa niakatra
ho any Mizpa ny Zanak' Isiraely.
Dia hoy ny Zanak' Isiraely: Lazao
izay nahatonga izao ratsy izao. 4
Dia namaly ilay Levita, vadin-dra-
vehivavy novonoina, ka nanao hoe:
Tonga tany Gibea, izay any ny
Benjamita, izaho sy ny vaditsindra-
noko handry tao. 5 Dia nitsangana
hamely ahy ny mponina tao Gibea
ka nanodidina ny trano hamely ahy
tamy ny alina; izaho saiky novono-
iny, ary ny vaditsindranoko nandria-
ny ka matiny. 6 Dia nalaiko ny
vaditsindranoko ka norasaiko ary
nampitondraiko tany amy ny tany
rehetra izay lovan' ny Isiraely, satria
efa nanao fahavetavetana sy zavatra
fady indrindra[1] teo amy ny Isiraely
ireo. 7 Koa indreto hianareo Zanak'
Isiraely rehetra, mba alaharo izay
teny sy hevitrareo.

8 Dia nitsangana tahaka ny olona
iray ny vahoaka rehetra ka nanao
hoe: Tsy hisy hankany amy ny
laintsika akory isika, ary tsy hisy
hody any an-tranontsika akory. 9
Fa ankehitriny, izao no hataontsika
aminy Gibea: araka ny filokana
no aoka hanaovantsika azy. 10
Ary haka folo lahy isan-jato amy
ny fireneny Isiraely rehetra isika,
dia zato amy ny arivo, ary arivo
amy ny iray alina, mba haka vatsy
ho any ny olona, ka rehefa tonga
any Gibean' ny Benjamina izy, dia
araka ilay zavatra fady indrindra[1]
efa nataony teo amy ny Isiraely no
hataony aminy. 11 Dia nivory ny
lehilahy rehetra amy ny Isiraely ka
efa nikambana tahaka ny olona iray
hamely ny tanàna.

12 Ary ny fireneny Isiraely
dia naniraka olona tany amy ny
fireneny Benjamina rehetra hanao
hoe: Inona izao ratsy natao teto
aminareo izao? 13 Koa ankehitriny
atolory anay ireo olona tena ratsy
fanahy avy any Gibea ireo, mba
hataonay maty izy, ka hesorinay tsy
ho eo amy ny Isiraely ny ratsy. Fa
ny taranaky Benjamina tsy nety
nihaino ny feon' ny Zanak' Isiraely
rahalahiny.

14 Ary nivory ny taranaky Ben-
jamina avy tamy ny tanànany rehe-
tra hankany Gibea mba handeha
hiady amy ny Zanak' Isiraely. 15
Dia voalamina tamin' izany andro
izany ny taranaky Benjamina avy
tamin' ireo tanàna ireo, ka enina
arivo sy roa alin-dahy nahatan-
tsabatra, afa-tsy ny mponina tao
Gibea izay voalamina, dia fiton-jato
lahy voafantina. 16 Ary teo amin'
izany olona rehetra izany nisy olona
kavia fiton-jato lahy nofantenany,
samy nahay nitoraka tamy ny antsa-
motady, ka tsy nisy nivena na dia
hoatra ny singam-bolo aza. 17 Ary
ny lehilahy voalamina tamy ny Isi-
raely, afa-tsy ny Benjamita, dia
efatra hetsy nahatan-tsabatra; mpa-
nafika avokoa ireo rehetra ireo.

18 Dia niainga ny Zanak' Isiraely
ka niakatra tany Betela ary nanon-
tany tamin' Andriamanitra hoe: Iza
no hiakatra voalohany hiady amy ny
taranaky Benjamina ho anay? Dia
hoy Jehovah: Joda no ho voalohany.

[1] *Heb.* fahadalana.

19 Dia niainga maraina koa ny
Zanak' Isiraely ka nitoby tandrifiny
Gibea. 20 Ary nivoaka ny lehilahy
amy ny Isiraely hiady amy ny
Benjamita; ary nilahatra ny lehi-
lahy amy ny Isiraely hiady aminy
tao akaiky any Gibea. 21 Ary
nivoaka avy tany Gibea kosa ny
taranaky Benjamina ka naharingana
ny Zanak' Isiraely roa arivo sy roa
alin-dahy niampatrampatra tamy
ny tany tamin' izany andro
izany.

22 Fa nifanome toky ny lehilahy
amy ny Isiraely ka nilahatra hiady
indray teo amin' ilay nilaharany
tamy ny andro voalohany. 23 (Ary
niakatra ny Zanak' Isiraely ka
nitomany teo anatrehany Jehovah
mandra-paharivan' ny andro, dia
nanontany taminy Jehovah hoe:
Handroso indray va aho hiady amy
ny taranaky Benjamina rahalahiko?
Ary hoy Jehovah: Miakara hiady
aminy.)

24 Ary ny Zanak' Isiraely dia
nandroso tamy ny andro faharoa
hiady amy ny taranaky Benjamina.
25 Dia nivoaka avy tany Gibea ny
Benjamita hiady aminy indray tamy
ny andro faharoa ka naharingana
ny Zanak' Isiraely valo arivo sy
iray alin-dahy niampatrampatra
tamy ny tany; nahatan-tsabatra
avokoa ireo rehetra ireo.

26 Dia niakatra ny Zanak' Isira-
ely rehetra sy ny olona rehetra ka
nankany Betela, dia nitomany sy
nipetraka teo anatrehany Jehovah
ary nifady hanina tamin' izany
andro izany mandra-paharivan' ny
andro; ary nanatitra fanatitra odo-
rana sy fanati-pihavanana teo ana-
trehany Jehovah izy. 27 Dia na-
nontany taminy Jehovah ny Zanak'
Isiraely (fa tao ny fiaran' ny faneken'
Andriamanitra tamin' izany andro
izany, 28 ary Finehasa, zanaky Elea-
zara, zanaky Arona, nijanona teo
anoloany tamin' izany andro izany)
ka nanao hoe: Mbola hivoaka indray
va aho hiady amy ny taranaky Ben-
jamina rahalahiko, sa hitsahatra?
Ary hoy Jehovah: Miakara, fa
rahampitso dia hatolotro ho eo an-
tànanao izy.

29 Ary nasian' ny Isiraely otrika
manodidina any Gibea. 30 Dia nia-
katra ny Zanak' Isiraely tamy ny
andro fahatelo hiady amy ny tara-
naky Benjamina ka nilahatra tan-
drifiny Gibea tahaka ilay teo aloha
hiany. 31 Dia nivoaka ny taranaky
Benjamina hiady tamy ny olona ka
voatarika niala tamy ny tanàna izy
ary nanomboka namely sy nahafaty
ny olona tahaka ny teo aloha, dia
tokony ho telo-polo lahy teo amy ny
Isiraely tany an-tsampanan-dàlana,
miakatra ho any Betela ny anan-
kiray, ary ny anankiray kosa ho
any Gibea any an-tsaha. 32 Ary
hoy ny taranaky Benjamina: Resy
eo anoloantsika tahaka ilay teo
aloha hiany izy. Fa hoy ny Zanak'
Isiraely: Andeha hanao tari-dositra
isika mba hampiala azy amy ny
tanàna ho any an-dàlambe. 33 Ary
ny lehilahy rehetra amy ny Isiraely
nitsangana niala tamy ny fitoerany
ka nilahatra tany Bala-tamara; ary
ny Isiraely izay nanotrika dia niroa-
tra avy tamy ny fitoerany, avy tao
an-tsahany Gibea. 34 Ary tonga
tandrifiny Gibea ny iray alin-dahy
voafantina tamy ny Isiraely rehetra,
ary efa mafy ny ady, nefa tsy fan-
tatry ny Benjamita fa efa hiharan-
doza izy. 35 Ary Jehovah namely
ny Benjamita teo anoloan' ny Isira-
ely, ary tamin' izany andro izany ny
taranaky Benjamina dia nahafate-
san' ny Zanak' Isiraely zato sy
dimy arivo amby roa alin-dahy;
nahatan-tsabatra avokoa ireo rehetra
ireo.

36 Ary hitan' ny taranaky Benja-
mina fa resy izy; ary ny lehilahy
amy ny Isiraely nanao tari-dositra
tamy ny Benjamita, satria natoky
ny otrika izay efa napetrany tao
akaikiny Gibea izy. 37 Ary ny
otrika niroatra faingana hankany
Gibea, dia nandeha faingana ka

namely ny tanàna rehetra tamy ny
lelan-tsabatra.
38 Ary ny famantarana nifane-
ken' ny lehilahy amy ny Isiraely sy
ny otrika dia tsangan-afo lehibe
hisavoana ao an-tanàna. 39 Ary
nirona tamy ny ady ny lehilahy
amy ny Isiraely (ny taranaky Ben-
jamina nanomboka namely sy naha-
faty ny lehilahy amy ny Isiraely
tokony ho telo-polo lahy; fa hoy
izy : Resy tokoa eo anoloantsika izy
tahaka ny tamy ny ady voalohany;
40 fa raha vao niakatra avy tao
amy ny tanàna ny setroka mitanko-
sina, dia niherika ny taranaky Ben-
jamina; ary, indro, niakatra ho amy
ny lanitra avokoa ny *setroky* ny
tanàna). 41 Ary raha niverina ny
lehilahy amy ny Isiraely, dia talan-
jona ny Benjamita, satria hitany fa
efa nidiran-doza izy. 42 Dia niam-
boho teo anoloan' ny lehilahy amy
ny Isiraely hankany amy ny làlana
ho any an-efitra izy, fa ny ady naha-
tratra azy; ary izay nivoaka avy
tao amy ny tanàna koa dia novonoiny
teo. 43 Nanemitra ny Benjamita
izy ka nanenjika azy ary nanitsaka
azy mora foana [1] tandrifiny Gibea
atsinanany. 44 Ary ny Benjamita
dia nahafatesany valo arivo sy iray
alin-dahy; lehilahy nahery avokoa
ireo rehetra ireo.
45 Dia nivily ny sisa ka nando-
sitra nankany an-efitra ho any amy
ny harambato any Rimona; ary ny
voatsimpona teny an-dàlana dia
dimy arivo lahy, ary mbola nenje-
hiny mafy hiany hatrany Gidoma
izy ka nahafatesany roa arivo lahy.
46 Ary ny Benjamita rehetra izay
lavo tamin' izany andro izany dia
dimy arivo sy roa alin-dahy nahatan-
tsabatra; lehilahy nahery avokoa
ireo rehetra ireo. 47 Fa nisy enin-
jato lahy nihodina ka nandositra
nankany an-efitra ho any amy ny
harambato any Rimona, dia nitoetra
tao efa-bolana.
48 Ary ny lehilahy amy ny Isira-
ely niverina indray tany amy ny
taranaky Benjamina ka namely azy
tamy ny lelan-tsabatra, hatramy ny
olona tao an-tanàna ka hatramy ny
biby fiompy ary izay rehetra hita;
ary ny tanàna rehetra izay hitany
dia nodorany tamy ny afo avokoa.
XXI. Ary ny lehilahy amy ny Isira-
ely efa nianiana tany Mizpa
nanao hoe : Aoka tsy hisy amin-
tsika hanome ny zanani-vavy ho va-
din' ny Benjamita. 2 Dia nankany
Betela ny olona ka nitoetra teo
anatrehan' Andriamanitra mandra-
paharivan' ny andro, dia nanandra-
tra ny feony ka nitomany mafy dia
mafy 3 nanao hoe: Jehovah, An-
driamanitry ny Isiraely ô, nahoana
no tonga tamy ny Isiraely izao an-
kehitriny, ka fongotra ny firenena
iray amy ny Isiraely? 4 Ary nony
ampitson' iny dia nifoha maraina
koa ny olona ka nanorina alitara
teo ary nanatitra fanatitra odorana
sy fanati-pihavanana.
5 Ary hoy ny Zanak' Isiraely:
Iza amy ny fireneny Isiraely rehetra
no tsy niakatra teo amy ny fiango-
nana hanatona any Jehovah? fa
efa nisy fianianana lehibe ny amin'
izay tsy niakatra ho any aminy
Jehovah tany Mizpa hoe: Hatao
maty tokoa izy. 6 Ary ny Zanak'
Isiraely nanenina ny aminy Benja-
mina rahalahiny ka nanao hoe:
Misy firenena iray voafongotra eo
amy ny Isiraely ankehitriny. 7
Ahoana no hataontsika amin' ireo
sisa hahazoany vady; fa isika efa
nianiana taminy Jehovah tsy hano-
me vady azy amy ny zanakavavin-
tsika? 8 Dia hoy izy: Iza amy ny
fireneny Isiraely no tsy mba niaka-
tra ho any aminy Jehovah tany
Mizpa? Ary, indro, tsy nisy olona
avy tany Jabesi-gileada na dia iray
akory aza nankany an-toby ho ao
amy ny fiangonana. 9 Fa rehefa
voalamina ny olona, dia, indro, tsy

[1] *Na:* teo Menoha.

nisy tao na dia iray akory aza avy
tamy ny tompon-tany tany Jabesi-
gileada.
10 Dia naniraka lehilahy mahery
roa arivo sy iray alin-dahy ny fian-
gonana ka nandidy azy hoe : Man-
dehana, ka mameleza ny mponina
any Jabesi-gileada amy ny lelan-
tsabatra mbamy ny zaza amim-
behivavy. 11 Ary izao no hatao-
nareo : Ny lehilahy rehetra sy ny
vehivavy rehetra izay efa nahalala
lahy dia haringanareo.[1] 12 Ary
nahita zazavavy virijina efa-jato tsy
mbola nahalala lahy teo amy ny
mponina tany Jabesi-gileada izy ka
nitondra ireo ho any an-toby tany
Silo any amy ny tany Kanana.
13 Ary ny fiangonana rehetra dia
naniraka niteny tamy ny taranaky
Benjamina, izay tao amy ny haram-
bato tao Rimona, ka niantso azy
hihavana aminy. 14 Dia niverina
tamin' izany andro izany ny Benja-
mita, ka nomeny azy ireo vehivavy
efa novelominy tamy ny vehivavy tao
Jabesi-gileada ireo ; kanjo mbola tsy
nahenina azy hiany ireo. 15 Ary
ny olona nanenina noho ny aminy
Benjamina, satria nisy nobangainy
Jehovah ny fireneny Isiraely.
16 Dia hoy ny loholon' ny fian-
gonana : Ahoana no hataontsika ho
an' ireo sisa mba hahazoany vady,
fa efa naringana ny vehivavy tamy
ny Benjamita ? 17 Ary hoy izy :
Tsy maintsy mahazo lova ny Benja-
mita izay afa-nandositra, mba tsy
hisy firenena iray fongotra amy ny
Isiraely. 18 Nefa isika tsy mahazo
manome azy ny zanakavavintsika
ho vadiny, satria efa nianiana ny
Zanak' Isiraely ka nanao hoe :
Ho voaozona anie izay manome vady
ho any ny Benjamita.
19 Dia hoy izy : Indro, misy an-
dro firavoravoana isan-taona ho any
Jehovah any Silo, izay avaratry
Betela, atsinanan' ny làlambe mia-
katra avy any Betela hankany Seke-
ma, ary atsimony Lebona. 20 Ary
nandidy ny taranaky Benjamina izy
ka nanao hoe : Mandehana, ka ma-
notreha any amy ny tanimboaloboka,
21 ka jereo, ka raha, indreo, mivoaka
handihy ny zazavavy avy any Silo,
dia mivoaha avy ao amy ny tanim-
boaloboka hianareo, ary samia mi-
sambotra amy ny zazavavy avy any
Silo ho vadiny avy, ka mandehana
any amy ny tanin' ny Benjamina
indray. 22 Ary raha mankany
aminay hitaraina ny rainy na ny
anadahiny, dia holazainay aminy
hoe : Omeo anay hiany izy, fa
izahay tsy mba nahazo vady tany
amin' ilay ady teo ; fa tsy hianareo
no nanome azy ; fa raha izany, dia
meloka hiany hianareo.
23 Dia nanao izany ny taranaky
Benjamina ka samy naka vady
araka ny isany tamy ny mpandihy
izay nosamboriny ; dia nandeha izy
ka niverina ho any amy ny lovany
ary namboatra ireo tanàna ireo ka
nonina tao.
24 Dia samy nandeha niala teo ny
Zanak' Isiraely tamin' izany andro
izany, samy ho any amy ny fireneny
sy ny fokony avy ; dia niala teo ho
any amy ny lovany avy ny olona
rehetra.
25 Tsy nisy mpanjaka teo amy ny
Isiraely tamin' izany andro izany ;
fa samy nanao izay nataony ho ma-
rina avy izy rehetra.

[1] *Heb.* hataonareo herema.

# ROTA.

*Ny nanjo any Naomy, sy ny niara-
hany Rota taminy, rehefa niverina
ho any Betlehema izy.*

I. ARY tamy ny andro nitsaran'
ny mpitsara dia nisy mosary
teo amy ny tany. Ary nisy lehi-
lahy avy any Betlehema-joda nan-
deha nivahiny tany amy ny tany
Moaba, dia izy sy ny vadiny mbamy
ny zanany roa lahy; 2 Elimeleka no
anaran-dralehilahy, ary Naomy no
anaran' ny vadiny, ary ny anaran'
ny zanany roa lahy dia Malona sy
Kiliona, Efratita avy any Betlehema-
joda izy ireo. Dia tonga tany amy
ny tany Moaba izy ka nitoetra
tany.
3 Ary maty Elimeleka, vadiny
Naomy, ka izy sy ny zanany roa
lahy hiany no sisa. 4 Ary naka
vady tamy ny vehivavy Moabita izy
roa lahy; Orpa no anaran' ny anan-
kiray, ary Rota no anaran' ny anan-
kiray; dia nitoetra tany Moaba
tokony ho folo taona izy. 5 Ary
maty koa izy mirahalahy, dia Ma-
lona sy Kiliona, ka dia namoy ny
zanany roa lahy sy ny vadiny rave-
hivavy.
6 Dia niainga izy sy ny vinantoni-
vavy ka nody avy tany amy ny tany
Moaba; fa efa reny tany amy ny
tany Moaba fa novangiany Jehovah
ny olony ka nomeny hanina. 7 Dia
niala tamin' izay nitoerany izy, ary
ny vinantony roa vavy niaraka ta-
miny; ary nandeha teny an-dàlana
izy hiverina any amy ny tanin' ny
Joda.
8 Ary hoy Naomy tamy ny vinan-
tony roa vavy: Andeha, samy mody
any amy ny tranon-dreninareo avy
hianareo; mba hohasoaviny Jehovah
anie hianareo araka izay efa natao-
nareo tamy ny maty sy tamiko koa.
9 Homeny Jehovah tokan-trano anie
hianareo ka hahita fiadanana amin'
izay tranon' ny vadinareo avy. Dia
nanoroka azy Naomy; ary izy roa
vavy dia samy nanandratra ny feony
ka nitomany. 10 Dia hoy izy roa
vavy taminy: Hiara-miverina ami-
nao tokoa izahay ho any amy ny
firenenao.
11 Fa hoy Naomy: Miverena
hiany hianareo, anaka; nahoana no
hiara-mandeha amiko hianareo?
Mbola misy zazalahy va ato an-
kiboko mba ho vadinareo? 12 Mi-
verena hiany hianareo, anaka, ka
mandehana; fa efa antitra aho ka
tsy hahazo vady intsony tsy akory.
Raha hoy izaho: Manantena hiany
aho, eny, na dia hanam-bady anio
alina aza aho ka hiteraka zazalahy,
13 moa hahandry azy mandra-paha-
lehibeny va hianareo ka hijanona
tsy hanam-bady? Tsia, anaka, fa
mangidy lavitra ny nanjo ahy noho
ny nanjo anareo; fa ny tànany Je-
hovah efa nahinjiny hamely ahy.
14 Dia samy nanandratra ny feony
indray izy roa vavy ka nitomany;
ary Orpa dia nanoroka ny rafozani-
vavy, fa Rota kosa nifikitra taminy
hiany.
15 Ary hoy izy: Indro ny raha-
vavinao lasa nody ho any amy ny
fireneny sy ny andriamaniny, ka
mba miverena hianao koa hanaraka
ny rahavavinao. 16 Fa hoy Rota:
Aza manery ahy handao anao sy
hiala amy ny fanarahana anao; fa
izay alehanao no halehako, ary izay
itoeranao no hitoerako, ny firenenao
no ho fireneko, ary ny Andriamani-
trao no ho Andriamanitro; 17 izay
tany hahafatesanao no hahafatesako,
sady any koa no handevenana ahy;

hataony Jehovah amiko anie izany, eny, mihoatra noho izany aza, raha tsy ny fahafatesana hiany no hampisaraka antsika.

18 Ary rehefa hitany fa mbola mikikitra homba azy hiany Rota, dia nitsahatra tsy niteny taminy intsony izy. 19 Dia nandeha izy mianaka mandra-pahatongany tany Betlehema. Ary rehefa tonga tany Betlehema izy, dia taitra taminy ny tanàna rehetra, ka hoy *ny vehivavy* hoe : Naomy va re ity ? 20 Fa hoy izy taminy : Aza atao hoe Naomy [1] intsony aho, fa ataovy hoe Mara,[2] satria mangidy indrindra ny nataon' ny Tsitoha amiko. 21 Nivoaka nanam-be aho, fa ampodiny Jehovah tsy manana na inona na inona. Nahoana aho no ataonareo hoe Naomy, fa Jehovah efa nitsangan-ko fahavaloko, ary ny Tsitoha efa nampahory ahy ?

22 Dia niverina Naomy, ary Rota, vehivavy Moabita, vinantoni-vavy, nomba azy tamin' izy niverina avy tany amy ny tany Moaba ; dia tonga tao Betlehema izy tamy ny niandohan' ny taom-pijinjana ny vary hordea.

*Ny nitsimponany Rota salohim-bary teny an-tanimbariny Boaza, sy ny soa nataony Boaza taminy.*

II. ARY nisy havan' ny vadiny Naomy avy amy ny fokony Elimeleka, lehilahy mpanjatobe, Boaza no anarany.

2 Ary hoy Rota, vehivavy Moabita, taminy Naomy : Aoka aho hankany an-tsaha mba hitsimpona salohim-bary eo aorian' izay hahitako fitia eo imasony. Dia hoy izy taminy : Andeha ary, anaka. 3 Dia lasa nandeha izy ka nitsimpona tany an-tsaha teo aorian' ny mpijinja ; ary sendra tonga tany amy ny tanimbariny Boaza, izay avy amy ny fokony Elimeleka, izy.

4 Ary, indro, Boaza tonga avy tany Betlehema ka niteny tamy ny mpijinja hoe : Jehovah anie ho aminareo. Dia hoy kosa ireo taminy : Hitahy anao anie Jehovah.

5 Dia hoy Boaza tamy ny zatovony, izay nitandrina ny mpijinja : Zanak' iza moa io zazavavy io ? 6 Dia namaly ilay zatovo nitandrina ny mpijinja ka nanao hoe : Zazavavy Moabita, izay niverina nomba any Naomy avy tany amy ny tany Moaba io ; 7 fa hoy izy : Masìna hianao, aoka aho hitsimpona sy hanangona eo aorian' ny mpijinja eny anelanelan' ny amboara ; dia tonga izy ka nijanona teto hatramy ny maraina ka mandraka ankehitriny ; kely foana no nitoerany tao antrano.

8 Dia hoy Boaza taminy Rota : Tsy mandre va hianao, anaka ? Aza mandeha hitsimpona any an-tanimbary hafa na miala eto hianao, fa mitoera eto anilan' ny zatovovavy. 9 Aoka ny masonao ho amy ny tanimbary izay jinjany, ka manaraha eo aoriany hianao ; tsy efa nodidiako va ny zatovo tsy haninona anao ? Ary raha mangetaheta hianao, mankanesa eroa amy ny siny, ka misotroa amin' izay antsakain' ny zatovo. 10 Dia niondrika sy niankohoka tamy ny tany Rota ka nanao taminy hoe : Ahoana no mba ahitako fitia eto imasonao sy itsinjovanao ahy, nefa vahiny hiany aho ?

11 Dia namaly Boaza ka nanao taminy hoe : Efa reko tsara izay rehetra nataonao tamy ny rafozanaovavy hatrizay nahafatesan' ny vadinao sy ny nahafoizanao ny rainao sy ny reninao mbamy ny tany nahaterahanao sy ny nankanesanao atỳ amy ny firenena tsy mbola fantatrao. 12 Hamaly ny nataonao anie Jehovah, ka homeny Jehovah, Andriamanitry ny Isiraely, valim-pitia lehibe anie hianao, satria avy hialoka eo ambanin' ny elany hianao.

---

[1] Naomy = Mahafinaritra. [2] Mara = Mangidy.

13 Dia hoy izy : Aoka hahita fitia
eo imasonao aho, tompokolahy ; fa
efa nampifaly ahy hianao, ary efa
niteny mora tamy ny zatovovavinao,
na dia tsy tahaka ny anankiray amy
ny zatovovavinao aza aho.

14 Ary rehefa tonga ny fotoam-
pisakafoana, dia hoy Boaza taminy :
Mankanesa atỳ, ka mihinàna mofo,
ary atsobohy amy ny vinaingitra ny
sombi-mofonao. Dia nipetraka teo
anilan' ny mpijinja izy ; ary nan-
galan-dralehilahy lango izy, dia nihi-
nana ka voky, ary nisy sisa tsy
làniny aza.

15 Ary raha nitsangana hitsim-
pona izy, dia nodidiany Boaza ny
ankizilahiny hoe : Aoka izy hitsim-
pona na dia eny anelanelan' ny am-
boara aza, ka aza maninona azy.
16 Ary asio latsadatsaka avy amy
ny amboara, ka avelao ireny hotsim-
poniny, fa aza rarana izy.

17 Ary nitsimpona tany an-tsaha
mandra-paharivan' ny andro Rota,
dia nively izay efa voatsimpony, ka
nisy vary hordea tokony ho iray
efaha. 18 Dia nentiny izany, ka
nankany an-tanàna izy, ary hitan'
ny rafozani-vavy izay efa voatsim-
pony ; ary navoakany koa ilay sisa
tsy làniny tamy ny nisakafoany ka
nomeny ny rafozany. 19 Dia hoy
ny rafozani-vavy taminy : Taiza no
nitsimponananao andro any, ary taiza
no nanaovanao ? Hotahina anie
izay nitsinjo anao. Dia nambarany
tamy ny rafozani-vavy izay efa
nitsimponany, ka hoy izy : Boaza
no anaran' ny lehilahy, izay tompon'
ny tanimbary nitsimponako andro
any.

20 Dia hoy Naomy tamy ny vinan-
toni-vavy : Hotahiny Jehovah anie
izay tsy nitsahatra hanao soa amy
ny velona sy ny maty. Ary hoy
koa Naomy taminy : Havantsika
akaiky hiany ralehilahy, ka isan'
izay mahavotra antsika izy.

21 Ary hoy Rota, vehivavy Moa-
bita : Izao koa no nataony tamiko :
Mitoera tsara eo anilan' ny zatovo-
ko hianao mandra-pahatapitry ny
fijinjana. 22 Ary hoy Naomy ta-
miny Rota vinantoni-vavy : Tsara
izany, anaka, raha miara-mivoaka
amy ny ankizivavy hianao, fandrao
hisy haninona anao raha any an-
tsaha hafa.

23 Ary izy tsy nety nisaraka
tamy ny zatovovaviny Boaza, fa
nitsimpona mandra-pahatapitry ny
fijinjana ny vary hordea sy ny vary
tritika ; ary nitoetra tao amy ny
rafozani-vavy izy.

*Ny nangatahany Rota any Boaza hitondra loloha azy araka ny hevitra natorony Naomy.*

III. DIA hoy Naomy rafozani-
vavy taminy : Tsy hitady
izay tokan-trano hahitanao fiadanana
va aho, anaka, mba hahasoa anao ?
2 Ary ankehitriny, tsy isan' ny
havantsika va Boaza, tompon' ny
ankizivavy izay niarahanao ? Indro,
mikororoka vary hordea eo am-
pamoloana izy anio alina. 3 Koa
mandroa sy mihosora diloilo ary
miakanjoa, dia midìna any am-
pamoloana ; nefa aza atao fanta-
dralehilahy akory hianao, raha tsy
efa avy nihinana sy nisotro izy. 4
Ary rehefa mandry izy, dia fantaro
izay andriany, ary midira, ka songay
ny lamba eo an-tongony, dia man-
dria eo hianao ; ary holazainy aminao
izay hataonao. 5 Dia hoy izy ta-
miny : Eny, fa hataoko izay rehetra
lazainao amiko.

6 Dia nidina tany am-pamoloana
izy ka nanao araka izay rehetra
nandidian' ny rafozani-vavy azy.
7 Ary rehefa avy nihinana sy nisotro
Boaza, ka faly ny fony, dia nandeha
handry teo amy ny faran' ny an-
tontam-bary izy ; fa nandeha nitsai-
tsaika kosa Rota, dia nanonga ny
lamba teo an-tongony ka nandry
teo. 8 Ary nony namatonalina, dia
taitra ralehilahy ka niarina hitsapa,
ary, indro, nisy vehivavy nandry
teo an-tongony. 9 Dia hoy izy :
Iza moa izato ? Ary hoy kosa rave-

hivavy: Rota zatovovavinao aho; mba rakofy ny lambanao ny zatovovavinao, fa havana mahavotra hianao.
10 Dia hoy izy: Hotahiny Jehovah anie hianao, anaka; efa nanao soa be lavitra tamy ny ato aoriana hianao noho ny tamy ny voalohany, noho ny tsy nanarahanao ny zatovo, na ny malahelo, na ny manankarena.
11 Koa ankehitriny, anaka, aza matahotra; hataoko aminao izay rehetra angatahinao; fa fantatr' izay rehetra ao an-tanànan' ny fireneko fa vehivavy tsara hianao.
12 Ary ankehitriny marina izany, fa havana mahavotra aho; nefa misy havana mahavotra akaiky kokoa noho izaho.
13 Mitoera hiany atỳ anio alina, ary rehefa maraina, raha hitondra loloha anao izy, dia tsara izany, aoka izy no hitondra loloha anao; fa raha tàhiny kosa tsy hanao izany izy, dia ho entiko loloha hiany hianao, raha velona koa Jehovah; mitoera hiany atỳ mandra-pahamarain' ny andro.
14 Dia nandry teo an-tongony mandra-pahamarain' ny andro Rota, ary nifoha, raha mbola maizimaizina, ilay mbola tsy ahitana tarehy iny. Fa hoy ralehilahy: Aza avela ho fantatr' olona fa tatỳ am-pamoloana ravehivavy.
15 Dia hoy koa izy: Ento etỳ ny lamba itafianao, ka hazòny izy. Ary rehefa nataony izany, dia namatra vary hordea inenin' *ny famarana* Boaza, ka nampitondrainy azy izany.
Dia lasa nankany an-tanàna Boaza.
16 Ary rehefa tonga tany amy ny rafozani-vavy Rota, dia hoy Naomy: Nanao ahoana izay tany, anaka? Dia nambarany azy izay rehetra nataon-dralehilahy taminy.
17 Ary hoy koa izy: Ireto vary hordea inenin' *ny famarana* ireto dia nomeny ahy; fa hoy izy tamiko: Aza mandeha tsy mitondra zavatra ho any amy ny rafozanao-vavy.
18 Dia hoy izy: Mitoera hiany, anaka, mandra-pahafantatrao izay hiantefan' ny raharaha; fa tsy hijanona ralehilahy, fa hovitainy anio hiany ny raharaha.

*Ny nampakarany Boaza any Rota, sy ny nahaterahany Obeda, ary ny filazam-pirazanana hatraminy Fareza ka hatraminy Davida.*

IV. ARY rehefa tafakatra teo am-bavahady Boaza ka nipetraka teo, dia, indro, nandalo ilay havana mahavotra voalazany, dia hoy Boaza: Ranona iry ô! maitia kely ange; mipetraha eto. Dia nanatona izy ka nipetraka.
2 Dia naka folo lahy tamy ny loholona tao an-tanàna Boaza ka nanao hoe: Mipetraha eto hianareo. Dia nipetraka ireo.
3 Dia niteny tamin' ilay havana akaiky izy ka nanao hoe: Naomy, izay niverina avy tany amy ny tany Moaba, dia mivarotra ny tany izay any Elimeleka rahalahintsika.
4 Ary izaho nikasa hampandre anao hoe: Vidio eto anatrehan' izay mipetraka eto sy eto anatrehan' ny loholona amy ny fireneko izany. Raha hanavotra hianao, dia avoty; fa raha tàhiny tsy hanavotra hianao, dia lazao amiko mba ho fantatro; fa tsy misy tokony hanavotra afatsy hianao, ary izaho no manarakaraka anao. Ary hoy izy: Hanavotra hiany aho.
5 Dia hoy Boaza: Amin' izay andro ividiananao ny tany amy ny tànany Naomy, dia aminy Rota koa, vehivavy Moabita, vadin' ny maty, no hividiananao azy, mba hamelo-maso ny anaran' ny maty ao amy ny lovany hianao.
6 Fa hoy ilay havana mahavotra: Tsia, tsy mahazo manavotra ho any ny tenako aho, fandrao mahasimba ny lovako; avoty hiany ho anao ny ahy, fa tsy mahavotra aho.
7 Ary ny amy ny fanavotana sy ny fanakalozana teo amy ny Isiraely fahiny hahamafy ny teny rehetra dia izao: nesorin' ny lehilahy ny kirarony ka nomeny ho any ny namany; dia vavolombelona teo

amy ny Isiraely izany. 8 Ary hoy
ilay havana mahavotra taminy Boa-
za: Vidio ho anao izany. Dia
nanaisotra ny kirarony izy.
9 Ary hoy Boaza tamy ny loho-
lona sy ny vahoaka rehetra: Hia-
nareo no vavolombelona andro any
fa efa novidiko tamy ny tànany
Naomy izay rehetra any Elimeleka
sy izay rehetra any Kiliona sy
Malona. 10 Ary Rota koa, vehi-
vavy Moabita, vadiny Malona, dia
lasako ho vadiko hamelo-maso ny
anaran' ny maty ao amy ny lovany,
mba tsy ho faty maso ny anaran'
ny maty eo amy ny rahalahiny sy
eo amy ny vavahadin' ny fonenany;
hianareo no vavolombelona andro
any. 11 Dia hoy ny vahoaka re-
hetra izay teo amy ny vavahady sy
ny loholona: Eny, vavolombelona
izahay; hataony Jehovah tahaka
any Rahely sy tahaka any Lea anie
izay vehivavy efa ho tonga ao an-
tranonao; fa izy roa vavy no nanan-
gana ny tranon' ny Isiraely; ary
aoka ho lehibe any Efrata anie
hianao, ary halaza any Betlehema
anie ny anaranao; 12 ary ho tahaka
ny taranaky Fareza, izay nateraky
Tamara taminy Joda, anie ny tara-
nakao avy amy ny zanaka izay
homeny Jehovah anao amin' ity
vehivavy ity.
13 Ary Boaza dia nampakatra
any Rota ka nanambady azy; ary
Jehovah nampanan-anaka azy, ka
niteraka zazalahy izy. 14 Ary
hoy ireo vehivavy taminy Naomy:
Isaorana anie Jehovah, Izay tsy
namela anao andro any tsy hanan-
kavana mahavotra, ary aoka halaza
ny anarany eo amy ny Isiraely. 15
Dia hamelona ny ainao sy hitaiza
anao izy, rehefa antitra hianao; fa
niteraka azy ny vinantonao-vavy,
izay tia anao, ilay tsara lavitra ami-
nao mihoatra noho ny zanaka fito
lahy.
16 Dia nandray ny zaza Naomy
ka nitrotro azy, dia tonga mpitaiza
azy. 17 Ary ny vehivavy namany
nifidy ny anarany ka nanao hoe:
Misy zazalahy teraka ho any Naomy;
ary ny anarany nataony hoe Obeda;
izy no rainy Jese, rainy Davida.
18 Ary izao no taranaky Faresa:
Faresa niteraka any Hezrona; 19
ary Hezrona niteraka any Rama;
ary Rama niteraka any Aminadaba;
20 ary Aminadaba niteraka any
Nasona; ary Nasona niteraka any
Salmona; 21 ary Salmona niteraka
any Boaza; ary Boaza niteraka any
Obeda; 22 ary Obeda niteraka
any Jese; ary Jese niteraka any
Davida.

---

# SAMOELA VOALOHANY.

---

*Ny nahaterahany Samoela, sy ny nanolorana azy ho any Jehovah.*

I. ARY nisy lehilahy Efraimita
anankiray tany Ramataima-
zofima any amy ny tany havoany
Efraima, Elkana no anarany, zanaky
Jerohama, zanaky Eliho, zanaky
Toho, zanaky Zofa. 2 Ary nam-
pirafy izy, Hana no anaran' ny
vadiny anankiray, ary Penina no
anaran' ny anankiray; ary Penina
nanan-janaka, fa Hana kosa tsy
mba nanana.
3 Ary ralehilahy niakatra isan-
taona niala tamy ny tanànany hiva-
vaka sy hamono zavatra hatao fana-
titra ho any Jehovah, Tompon' ny
maro, tao Silo. Ary tao izy mira-
halahy, zanaky Ely, dia Hofinia sy

Finehasa, mpisorony Jehovah. 4
Ary tamy ny andro namonoany
Elkana zavatra hatao fanatitra dia
samy nomeny anjara iray avy Pe-
nina vadiny sy ny zanani-lahy ary
ny zanani-vavy rehetra. 5 Fa Hana
kosa nomeny anjaran-droa, satria
izy no tiany, nefa nataony Jehovah
momba. 6 Ary ny rafiny dia nano-
risory azy mba hampalahelo azy
mafy noho ny nanaovany Jehovah
azy momba. 7 Ary izany no fanao-
ny Elkana isan-taona, raha niakatra
ho any an-tranony Jehovah Hana,
ary izany koa no nanorisoren' ny
rafiny azy, koa nitomany izy sady
tsy nety nihinan-kanina. 8 Fa
Elkana vadiny nanao taminy hoe:
Ry Hana, nahoana no mitomany
hianao? ary nahoana no tsy mety
mihinan-kanina hianao? ary na-
hoana no malahelo fo hianao? Tsy
tsara lavitra aminao mihoatra noho
ny zanaka folo mirahalahy va aho?

9 Ary rehefa nihinana sy nisotro
tao Silo izy, dia nitsangana Hana.
Ary Ely mpisorona nipetraka tamy
ny sezany teo anilan' ny tolam-bara-
varan' ny tempoliny Jehovah. 10
Ary Hana dia nalahelo fanahy in-
drindra, ka nivavaka taminy Jeho-
vah izy sady nitomany dia nitomany.
11 Ary nivoady izy ka nanao hoe:
Jehovah, Tompon' ny maro ô, raha
mba hitsinjo tokoa ny alahelon' ny
ankizivavinao Hianao ka hahatsiaro
ahy ary tsy hanadino ny ankiziva-
vinao, fa hanome ahy zazalahy, dia
homeko ho any Jehovah kosa izy
amy ny andro rehetra hiainany, ka
tsy hokasihin-kareza ny lohany.

12 Ary raha mbola naharitra
nivavaka teo anatrehany Jehovah
izy, dia nodinihiny Ely ny vavany.
13 Fa niteny anakampo Hana, ka
ny molony hiany no nihetsiketsika,
fa ny feony tsy re akory; ka dia
nataony Ely fa mamo izy. 14 Dia
hoy Ely taminy: Mandra-pahoviana
no ho mamo hianao? Esory aminao
ny divainao. 15 Dia namaly Hana
ka nanao hoe: Tsia, tompoko; vehi-
vavy malahelo fanahy aho, fa tsy
nisotro divay na toaka tsy akory, fa
mamoaka ny ato am-poko eto ana-
trehany Jehovah aho. 16 Aza mba
atao ho vehivavy tena ratsy fanahy
ny ankizivavinao; fa ny haben' ny
fahoriako sy ny alaheloko no nite-
nenako mandraka ankehitriny.

17 Dia namaly Ely ka nanao hoe:
Mandehana soa aman-tsara; ary
homen' Andriamanitry ny Isiraely
anao anie izay nangatahinao taminy.
18 Ary hoy izy: Aoka hahita fitia
eo imasonao ny ankizivavinao. Dia
lasa nandeha ravehivavy, ary nihi-
nana izy ka tsy nalahelo tarehy
intsony.

19 Ary nifoha maraina koa izy
ireo ka nivavaka teo anatrehany
Jehovah, dia lasa nody ka tonga tao
an-tranony tany Rama; ary Elkana
nahalala any Hana vadiny, ary Je-
hovah nahatsiaro azy. 20 Ary tamy
ny fahatanterahan' ny andro dia
nanan-anaka Hana ka nitera-dahy,
ary ny anarany nataony hoe Sa-
moela,[1] fa *hoy izy:* Taminy Jehovah
no nangatahako azy.

21 Ary ralehilahy Elkana sy ny
ankohonany rehetra niakatra ha-
mono zavatra mba hanaterany ny
fanatitra fanao isan-taona ho any
Jehovah sy ny fanalamboadiny. 22
Fa Hana kosa tsy mba niakatra;
fa hoy izy tamy ny vadiny: Aoka
aloha mandra-panoty ny zaza, fa
amin' izay aho vao hitondra azy
hiseho eo anatrehany Jehovah, ka
hitoetra ao mandrakizay izy. 23
Ary hoy Elkana vadiny taminy:
Ataovy ary izay tianao; mitoera
hiany mandra-panotinao azy; ary
hefainy Jehovah anie ny teniny.
Dia nitoetra ravehivavy ka nampi-
nono ny zanany mandra-panotiny
azy.

24 Ary nony efa maoty ny zaza,
vao nentiny niakatra niaraka ta-

---

[1] Samoela = Nohenoin' Andriamanitra (?).

miny izy mbamy ny vantotr' ombi-
lahy telo[1] sy koba iray efaha ary
divay iray tavoara,[2] ka nentiny ho
ao an-tranony Jehovah tao Silo izy;
ary mbola kely ny zaza. 25 Dia
novonoiny ny vantotr' ombilahy
iray, ary nentiny ho ao aminy Ely
ny zaza.
26 Ary hoy Hana: Tompoko ô,
raha velona koa ny ainao, tompoko,
izaho ilay vehivavy nitsangana teto
anilanao ka nivavaka taminy Jeho-
vah. 27 Ny hahazoako ity zaza-
lahy ity no nivavahako; dia nomeny
Jehovah ahy izay nangatahiko ta-
miny. 28 Koa atolotro ho any
Jehovah kosa izy: eny, amy ny
andro rehetra hiainany dia voato-
lotra ho any Jehovah izy. Dia
nivavaka taminy Jehovah izy.

*Fisaorana nataony Hana.*

II. ARY Hana nivavaka ka nanao hoe:
Ny foko ravoravo aminy Jehovah,
Ny tandroko voasandratra aminy Jehovah;
Ny vavako misokatra hamaly ny fahavaloko;
Fa mifaly amy ny famonjenao aho.

2 Tsy misy masina tahaka any Jehovah,
Fa tsy misy afa-tsy Hianao;
Ary tsy misy vatolampy tahaka an' Andriamanitsika.

3 Aza dia mahery miteny avonavona;
Ary aoka tsy haloaky ny vavanareo ny fireharehana.
Fa Jehovah no Andriamanitry ny fahalalana,
Ary Izy no mandanja ny asa.

4 Tapaka ny tsipìkan' ny olomahery,
Ary izay mila ho reraka dia sikinana hery.
5 Mikarama mofo ny voky, ary mianina kosa ny noana;
Ny momba miteraka fito, ary mihamalemy kosa ny maro anaka.

6 Jehovah no mahafaty sy mahavelona;
Izy no mampidina ho any amy ny fiainan-tsi-hita[3] ary mampitsangana.
7 Jehovah no mampalahelo sy mampanan-karena;
Izy no mampietry sy mampisandratra.
8 Izy no manangana ny malahelo ho afaka amy ny vovoka,
Ary manandratra ny mahantra hiala eo amy ny zezika,
Mba hampiara-mitoetra azy eo amy ny mpanapaka
Ka hampandova azy ny sezamboninahitra;
Fa any Jehovah ny andrin' ny tany,
Ary izany no ametrahany izao tontolo izao.
9 Ny tongotry ny olo-masiny dia tandremany,
Fa ny ratsy fanahy kosa hampangininy[4] any amy ny maizina;
Fa tsy amy ny hery no handresen' ny olona.

10 Ho torotoro izay miady aminy Jehovah;
Any an-danitra Izy no hampikotrokorana hamely azy.
Jehovah hitsara ny vazantany,
Ary Izy hanome hery ny mpanjakany
Sy hanandratra ny tandroky ny voahosony.

[1] *Na:* [izay efa telo taona]. [2] *Na:* siny hoditra.
[3] *Heb.* Sheola. [4] *Na:* hangina.

*Ny nanompoany Samoela teo anatre-*
*hany Ely, ary ny ratsy nataon' ny*
*zanakalahiny Ely, sy ny nampila-*
*zan' Andriamanitra ny loza hanjo*
*azy.*

11 ARY Elkana nankany an-
tranony tany Rama; fa ny
zaza kosa nanao fanompoam-pivava-
hana taminy Jehovah teo anatrehany
Ely mpisorona.
12 Ary ny zanakalahiny Ely dia
tena ratsy fanahy, tsy nahalala any
Jehovah. 13 Ary izao no fanaon'
ny mpisorona tamy ny olona: Raha[1]
nisy olona namono zavatra hatao
fanatitra, dia avy ny zatovon' ny
mpisorona nitondra fitrebika telo
rantsana teny an-tànany, raha mbo-
la nandrahoina ny hena, 14 dia
natsindrony tao anatin' ny fanen-
dasana ny fitrebika, na tao anatin'
ny fahandroan-kena, na ny vilany,
na ny vilanibe, ka izay rehetra azon'
ny fitrebika tao dia nalain' ny
mpisorona ho azy. Ary izany no
fanaony tao Silo tamy ny Isiraely
rehetra izay tonga tao. 15 Ary
raha tsy mbola nodorany ho fofona
ny sabora, dia avy ny zatovon' ny
mpisorona ka nanao tamin' izay
lehilahy namono zavatra hatao fana-
titra hoe: Omeo hena hatsatsika ho
any ny mpisorona; fa tsy haka
hena masaka aminao izy, fa ny
manta hiany. 16 Ary raha nisy
olona nanao taminy hoe: Hodorana
aloha ny sabora, dia amin' izay vao
halainao izay sitraky ny fonao, dia
novaliany hoe: Tsia; fa omeo anke-
hitriny izao hiany; fa raha tsy
izany, dia halaiko an-keriny. 17
Ka dia lehibe indrindra ny helok'
ireo zatovo ireo teo anatrehany Je-
hovah, satria halan' ny olona ny
fanatitra ho any Jehovah.
18 Fa Samoela nanao fanompoam-
pivavahana teo anatrehany Jehovah
raha mbola zaza, ary nisalotra efoda
rongony fotsy izy. 19 Ary nanao-
van-dreniny akanjo kely izy, ka
nentiny ho azy isan-taona isan-
taona izany, raha niara-niakatra
tamy ny vadiny hanatitra ny fana-
titra fanao isan-taona izy.
20 Ary Ely nitso-drano any Elka-
na mivady ka nanao hoe: Homeny
Jehovah zaza amin' ity vehivavy ity
anie hianao ho solon' ilay voatolotra
ho any Jehovah. Dia lasa nody izy
mivady. 21 Ary Jehovah namangy
any Hana, ka dia nanan-anaka koa
izy ary niteraka lahy telo sy vavy
roa. Ary Samoela zaza nitombo
teo anatrehany Jehovah.
22 Ary efa antitra indrindra Ely,
ary izy nandre izay rehetra nataon'
ny zanani-lahy tamy ny Isiraely
rehetra sy ny nandriany tamin' ireo
vehivavy izay nanompo teo amy ny
varavaran' ny trano-lay fihaonana.
23 Dia hoy izy taminy: Nahoana
hianareo no manao izany zavatra
izany? fa reko amin' izao olona re-
hetra izao ny ratsy ataonareo. 24
Tsia, anaka, fa tsy tsara ny teny
reko; fa mampanota ny olony Je-
hovah hianareo. 25 Raha misy
olona manota amin' olona, dia ny
mpitsara[2] no hitsara azy; fa raha
misy manota aminy Jehovah kosa,
iza no hifona ho azy? Nefa tsy
nihaino ny tenin-drainy izy ireo,
satria sitraky Jehovah ny hahafaty
azy.
26 Ary Samoela zaza nitombo,
sady tiany Jehovah sy ny olona koa
izy.
27 Ary nisy lehilahin' Andria-
manitra nankany aminy Ely ka
nanao taminy hoe: Izao no lazainy
Jehovah: Tsy efa niseho tokoa tamy
ny ankohonan-drainao va Aho, raha
mbola tany Egypta tao an-tranony
Farao izy? 28 Eny, nofidiko tamy
ny fireneny Isiraely rehetra ho mpi-
soroko izy mba hanatitra fanatitra
eo ambonin' ny alitarako sy handoro

[1] *Na:* tsy nahalala any Jehovah, na ny tokony ho anjaran' ny mpisorona avy amy ny olona. Koa raha. [2] *Heb.* Andriamanitra.

ditin-kazo manitra ary hisalotra
efoda eo anatrehako, ary nomeko ho
any ny tarana-drainao ny fanatitra
rehetra ataon' ny Zanak' Isiraely
amy ny afo. 29 Nahoana no hitsa-
hinareo ny fanatitra alatsa-dra sy
ny fanatitra hohanina *izay aterina*
ho Ahy, dia ilay nasaiko *hatao* ao
amy ny fonena*ko*, ka ny zanakao no
omenao voninahitra mihoatra noho
Izaho, mba hanatavy anareo amin'
izay tsara indrindra amy ny fana-
titra rehetra aterin' ny Isiraely
oloko?

30 Koa izany no anaovany Jeho-
vah, Andriamanitry ny Isiraely,
hoe: Efa voalazako tokoa fa ny
taranakao sy ny tarana-drainao no
handeha eo anatrehako mandra-
kizay; fa ankehitriny kosa, hoy
Jehovah, sanatria Ahy izany; fa
izay manome voninahitra Ahy no
homeko voninahitra, ary izay mana-
mavo Ahy no ho afa-baraka. 31
Indro, avy ny andro izay hanapa-
hako ny sandrinao sy ny sandrin'
ny tarana-drainao, ka tsy hisy lehi-
lahy ho tratrantitra amy ny tarana-
kao. 32 Ary hahita ny manjo [1] ny
fonena*ko* hianao na inona na inona
soa omena ho any ny Isiraely, ka
tsy hisy lehilahy ho tratrantitra
amy ny taranakao mandrakizay. 33
Nefa tsy dia hofongorako avokoa
tsy ho eo anilan' ny alitarako izy,
mba hahapahina ny masonao sy
hampalahelo ny fonao; [2] ary ny
taranakao rehetra dia ho faty raha
vao herotrerony. 34 Ary izao no
ho famantarana ho anao, izay hanjo
ny zanakao roa lahy, dia Hofinia sy
Finehasa: ho indray andro maty
izy mirahalahy.

35 Ary Izaho hanangana mpiso-
rona mahatoky ho Ahy, izay hanao
araka ny ato am-poko sy ato an-
tsaiko; ary Izaho hampaharitra ny
taranany, ka handeha eo anatrehan'
ny voahosotro mandrakizay izy. 36
Ary ho avy izay sisa rehetra amy
ny taranakao ka hiankohoka eo
anatrehany hangataka vola kely sy
mofo iray ka hanao hoe: Masìna
hianao, mba tendreo ho isan' ny
mpisorona aho, mba hahazoako
sombi-mofo hohanina.

*Ny niantsoana any Samoela ho mpa-
minaniny Jehovah.*

III. ARY Samoela zaza nanao
fanompoam - pivavahana
taminy Jehovah teo anatrehany
Ely. Ary tamin' izany andro izany
efa nahalana ny teniny Jehovah:
tsy nisy fahitana niseho loatra.

2 Ary tamin' izany andro izany,
raha nandry tao amy ny fandriany
Ely (efa pahina ny masony, ka tsy
nahita izy), 3 sady tsy mbola maty
ny jiron' Andriamanitra, ary Samo-
ela efa nandry tao amy ny tempoliny
Jehovah, izay nisy ny fiaran' An-
driamanitra,—4 dia niantso any
Samoela Jehovah, ary izy namaly
hoe: Inty aho. 5 Dia nihazakazaka
nankeo aminy Ely izy ka nanao
hoe: Inty aho, fa niantso ahy hia-
nao. Fa hoy Ely: Tsy niantso aho,
andeha mandry hiany. Dia lasa
nandry izy.

6 Ary Jehovah niantso azy in-
dray hoe: Ry Samoela! Dia nifoha
Samoela ka nankao aminy Ely ary
nanao hoe: Inty aho, fa niantso
ahy hianao. Fa hoy izy: Tsy nian-
tso aho, anaka; andeha mandry
hiany. 7 Ary Samoela tsy mbola
nahalala any Jehovah, sady tsy
mbola nanehoana ny teniny Jehovah
izy.

8 Ary Jehovah niantso any Sa-
moela indray fanintelony. Dia ni-
foha izy ka nankao aminy Ely ary
nanao hoe: Inty aho, fa niantso
ahy hianao. Dia fantatry Ely fa
Jehovah no niantso ny zaza. 9 Ary
hoy Ely taminy Samoela: Andeha
mandry hiany; ary raha tàhiny

[1] *Na:* fahavalo eo amy. [2] Ary ny lehilahy amy ny taranakao izay tsy hofongorako tsy ho eo anilan' ny alitarako dia hahapahina ny masonao sy hampalahelo ny fonao.

miantso anao Izy, dia valio hoe: Mitenena, Jehovah ô; fa mihaino ny mpanomponao. Dia lasa Samoela nandry tao amy ny fandriany.

10 Ary avy Jehovah, dia nitsangana ka niantso toy ny teo hiany hoe: Ry Samoela, ry Samoela ô! Dia namaly Samoela hoe: Mitenena, fa mihaino ny mpanomponao. 11 Ary hoy Jehovah taminy Samoela: Indro, Izaho hanao zavatra eo amy ny Isiraely, ka izay rehetra mandre izany, dia hangintsingintsina ny sofiny roa. 12 Amin' izany andro izany dia hotanterahiko aminy Ely izay zavatra rehetra voalazako ny amy ny taranany: hatomboko izany, ka dia hotanterahiko. 13 Fa efa nambarako taminy fa hotsaraiko mandrakizay ny taranany noho ny heloka izay fantany, satria ny zanany nahatonga ozona ho any ny tenany, nefa tsy nosakanany. 14 Koa izany no nianianako ny amy ny taranaky Ely fa tsy hisy fanatitra hahafaka ny helony mandrakizay.

15 Ary nandry Samoela mandrapahamarain' ny andro, dia namoha ny varavaran' ny tranony Jehovah izy. Ary Samoela natahotra hilaza ny fahitana taminy Ely. 16 Fa Ely niantso any Samoela ka nanao hoe: Ry Samoela, zanako! Dia hoy izy: Inty aho. 17 Ary hoy izy: Inona no zavatra nolazainy Jehovah taminao? masìna hianao, aza afeninao ahy; hataon' Andriamanitra aminao anie izany, eny, mihoatra noho izany aza, raha misy afeninao ahy ny zavatra rehetra nolazainy taminao. 18 Dia nambarany Samoela azy avokoa ny zavatra rehetra, ka tsy nisy nafeniny azy. Dia hoy Ely: Izy no Jehovah, aoka Izy hanao izay sitraky ny fony.

19 Ary nitombo Samoela, sady nomba azy Jehovah, ka tsy nisy navelany ho raraka an-tany ny teniny. 20 Ary ny Isiraely rehetra hatrany Dana ka hatrany Beri-sheba nahalala fa efa mpaminaniny Jehovah tokoa Samoela.

21 Dia niseho tao Silo indray Jehovah; fa niseho taminy Samoela tao Silo Jehovah tamy ny teniny.

*Ny niadian' ny Isiraely tamy ny Filistina, sy ny namaboana ny fiarany Jehovah.*

IV. ARY tonga tany amy ny Isiraely rehetra ny teniny Samoela. Dia nandeha ny Isiraely hiady tamy ny Filistina ka nitoby teo anilany Ebenezera; ary ny Filistina kosa nitoby tany Afeka. 2 Dia nilahatra ny Filistina hiady amy ny Isiraely; ary rehefa raikitra ny ady, dia resin' ny Filistina ny Isiraely, ka nahafatesany tokony ho efatra arivo lahy ny miaramila nilahatra tany an-tsaha.

3 Ary rehefa tonga tany an-toby ny olona, dia hoy ny loholon' ny Isiraely: Nahoana no namely antsika teo anoloan' ny Filistina Jehovah androany? Andeha halaintsika avy any Silo ho eto amintsika ny fiaran' ny fanekeny Jehovah, ka raha tonga eto amintsika izany, dia hamonjy antsika amy ny tànan' ny fahavalontsika. 4 Dia naniraka nankany Silo ny olona haka ny fiaran' ny fanekeny Jehovah, Tompon' ny maro, Izay mipetraka amy ny kerobima, ary tao Silo, teo amy ny fiaran' ny faneken' Andriamanitra, izy mirahalahy zanaky Ely, dia Hofinia sy Finehasa.

5 Ary rehefa tonga teo an-toby ny fiaran' ny fanekeny Jehovah, dia nihoby mafy ny Zanak' Isiraely rehetra, ka dia nanako ny tany. 6 Ary rehefa ren' ny Filistina ny hoby, dia hoy izy: Inona re izany hoby mafy any an-tobin' ny Hebreo izany? Ary fantany fa tonga ao an-toby ny fiarany Jehovah. 7 Dia raiki-tahotra ny Filistina ka nanao hoe: Andriamanitra no tonga ao an-toby. Ary hoy koa izy: Mahita loza isika! fa tsy mbola nisy toy izao. 8 Mahita loza isika! Iza no hamonjy antsika amy ny tànan' ireo andriamanitra mahery ireo? Ireo

no andriamanitra izay namely ny
Egyptiana tamy ny kapoka rehetra
tany an-efitra. 9 Mahereza, ary
aoka hitomban-dahy hianareo, ry
Filistina, fandrao hanompo ny He-
breo hianareo tahaka ny nanompoa-
ny anareo; misehoa ho lehilahy
hianareo, ka miadia.

10 Ary niady ny Filistina, dia
resy ny Isiraely, ka samy nandositra
ho any an-dainy avy izy rehetra, ary
be dia be no maty, dia lehilahy telo
alina mandeha an-tongotra tamy ny
Isiraely no niampatrampatra. 11
Dia lasan-ko babo ny fiaran' Andria-
manitra, ary maty izy mirahalahy
zanaky Ely, dia Hofinia sy Finehasa.

12 Ary nisy lehilahy Benjamita
anankiray nihazakazaka avy tany
amy ny miaramila ka tonga tao Silo
androtrizay hiany, ary triatra ny
akanjony, sady nihosin-tany ny
lohany. 13 Ary raha tonga izy,
indro, Ely nipetraka teo amy ny
sezany ka nitazana teo amoron-
dàlana, fa niemponempona ny fony
noho ny fiaran' Andriamanitra. Ary
nony tonga tao an-tanàna ralehilahy
ka nilaza, dia nidradradradra ny tao
an-tanàna rehetra. 14 Ary rehefa
reny Ely ny feo midradradradra,
dia hoy izy: Inona izao feo mitaba-
taba izao? Ary ilay lehilahy nana-
tona faingana ka nilaza taminy Ely.
15 Ary efa valo amby sivi-folo
taona Ely tamin' izay, sady efa
pahina ny masony, ka tsy nahita
izy. 16 Ary hoy ilay lehilahy
taminy Ely: Izaho ilay avy tany
an-tafika, ary andro any hiany no
nandosirako niala tamy ny miara-
mila. Ary hoy izy: Nanao ahoana
izay tany, anaka? 17 Dia namaly
ilay nitondra teny ka nanao hoe:
Nandositra teo anoloan' ny Filistina
ny Isiraely, ka be dia be no maty,
ary izy mirahalahy zanakao, Hofinia
sy Finehasa, mba maty koa, sady
lasan-ko babo ny fiaran' Andriama-
nitra.

18 Ary nony nilaza ny amy ny
fiaran' Andriamanitra izy, dia lavo
nitsilany niala tamy ny sezany teo
anilan' ny vavahady Ely, ka folaka
ny vozony, dia maty izy, satria efa
antitra sady mavesatra. Ary efa
nitsara ny Isiraely efa-polo taona
izy.

19 Ary ny vinantoni-vavy, vadiny
Finehasa, nanan-anaka ka efa ho
teraka; koa nony reny fa lasan-ko
babo ny fiaran' Andriamanitra, sady
maty avokoa ny rafozany sy ny va-
diny, dia nitanondrika izy ka narary
nihetsi-jaza, fa efa ho teraka. 20
Ary rehefa nadiva hiala aina izy, dia
niteny ireo vehivavy nitsangana teo
anilany ka nanao taminy hoe: Aza
matahotra, fa velon-dahy hianao.
Fa tsy namaly na nihaino izany izy.
21 Dia nataony hoe Ikaboda[1] ny
anaran' ny zaza; fa hoy izy: Afaka
ny voninahitry ny Isiraely,—satria
efa lasan-ko babo ny fiaran' Andria-
manitra, sady efa maty koa ny rafo-
zany sy ny vadiny. 22 Ary hoy
izy: Afaka tamy ny Isiraely ny
voninahitra, fa lasan-ko babo ny
fiaran' Andriamanitra.

*Ny namelezan' Andriamanitra ny Filistina noho ny namaboany ny fiara, sy ny namerenan' ny Filistina azy.*

V. DIA nalain' ny Filistina ny
fiaran' Andriamanitra ka
nentiny niala tany Ebenezera ho
any Asdoda. 2 Ary nony efa azon'
ny Filistina ny fiaran' Andriamani-
tra, dia nentiny tao an-tranony
Dagona izy ka napetrany teo ani-
lany.

3 Ary nony ampitson' iny dia
nifoha maraina koa ny Asdodita, ka
indro Dagona potraka niankohoka
tamy ny tany teo anoloan' ny fiarany
Jehovah; dia narenin' ny olona izy
ka napetrany teo amy ny fitoerany
indray. 4 Ary nony ampitson' iny
indray dia nifoha maraina koa ny

[1] Ikaboda = Tsy misy voninahitra.

olona, ka indro Dagona potraka
niankohoka indray tamy ny tany
teo anoloan' ny fiarany Jehovah, ary
tapaka teo amy ny tokonam-barava-
rana ny lohany Dagona sy ny fela-
tànany roa ; fa ny tenabeny hiany
no sisa 5 (izany no tsy anitsahan' ny
mpisorony Dagona, na izay miditra
ao an-tranony, ny tokonam-bara-
varany Dagona ao Asdoda mandraka
andro any).

6 Ary navesatra tamy ny Asdo-
dita ny tànany Jehovah, fa nandrin-
gana azy Izy ; ary nasiany vay
ny tao Asdoda sy ny tamy ny fari-
taniny rehetra.

7 Ary rehefa hitan' ny mponina
tao Asdoda fa nisy izany, dia hoy
izy : Aza avela hitoetra eto amin-
tsika ny fiaran' ny Andriamanitry
ny Isiraely ; fa mavesatra amintsika
sy aminy Dagona andriamanitsika
ny tànany.

8 Dia naniraka olona izy ka na-
nangona ireo andriana rehetra tamy
ny Filistina hankeo aminy ka nanao
hoe : Hataontsika ahoana ny fiaran'
ny Andriamanitry ny Isiraely ? Dia
hoy ireo : Aoka hafindra hankany
Gata ny fiaran' ny Andriamanitry
ny Isiraely. Dia nafindrany ny
fiaran' ny Andriamanitry ny Isi-
raely. 9 Ary rehefa voafindrany
ny fiara, dia namely ny tanàna ny
tànany Jehovah ka nampangorohoro
azy indrindra, fa Izy namely ny
mponina tao an-tanàna, na kely na
lehibe, ka nisy vay nipoipoitra
taminy.

10 Ary dia naterin' ny olona
nankany Ekrona ny fiaran' Andria-
manitra. Ary raha vao tonga tany
Ekrona ny fiaran' Andriamanitra,
dia nitaraina ny Ekronita nanao
hoe : Efa nafindran' ny olona ho atỳ
amintsika ny fiaran' ny Andriamani-
try ny Isiraely hahafaty antsika sy
ny firenentsika. 11 Dia naniraka
olona izy ka nanangona ireo andria-
na rehetra tamy ny Filistina ka
nanao hoe : Ampandehano ny fiaran'
ny Andriamanitry ny Isiraely, ary
aoka ho entina ho any amy ny fitoe-
rany hiany indray izy mba tsy haha-
faty antsika sy ny firenentsika ; fa
nanerana ny tanàna ny horohoron'
ny fahafatesana, fa navesatra in-
drindra tao ny tànan' Andriamani-
tra. 12 Ary ny olona izay tsy
maty dia voan' ny vay kosa, ka ny
fitarainan' ny tao an-tanàna dia nia-
katra ho any an-danitra.

VI. Ary ny fiarany Jehovah dia
tany amy ny tanin' ny Filistina
fito volana. 2 Ary ny Filistina
nampaka ny mpisorona sy ny mpa-
nao fankatovana ka nanao hoe :
Ahoana no hataontsika amy ny
fiarany Jehovah ? Lazao aminay
izay hanateranay azy ho any amy ny
fitoerany. 3 Ary hoy ireo : Raha
aterinareo ny fiaran' ny Andriama-
nitry ny Isiraely, aza aterina foana
izy, fa manatera fanati-panonerana
ho Azy mihitsy, dia ho sitrana hia-
nareo, ary ho fantatrareo koa izay
tsy ialan' ny tànany aminareo.

4 Dia hoy ny olona : Inona ary
no fanati-panonerana haterinay ho
Azy ? Ary hoy kosa ireo : Vay
volamena dimy sy totozy volamena
dimy, araka ny isan' ireo andrianan'
ny Filistina ; fa aretina iray hiany
no manjo anareo rehetra sy ny an-
driananareo. 5 Koa manaova sarin'
ny vainareo sy sarin' ny totozinareo
izay manimba ny tany ; ary omeo
voninahitra ny Andriamanitry ny
Isiraely ; angamba hanamaivana ny
tànany hiala aminareo sy ny andria-
manitrareo ary ny taninareo Izy.
6 Fa nahoana no manamafy ny
fonareo hianareo, toy ny nanamafian'
ny Egyptiana sy Farao ny fony ?
Raha nanao fahagagana namelezany
azy Izy, moa tsy nalefany handeha
va ny olona, ka dia lasa ? 7 Koa
ankehitriny manaova sariety vao-
vao, ary mangalà ombivavy roa
mitaiza, izay tsy mbola nasiana
zioga, dia afehezo amy ny sariety ny
ombivavy, ka ento mody ny zanany
hiala aminy. 8 Ary alao ny fiarany
Jehovah, ka apetraho eo ambonin

ny sariety, dia ataovy ao anaty vata
kely eo anilany ny fanaka volamena
haterinareo ho Azy ho fanati-panone-
rana, ka ampandehano izany. 9
Ary izahao, ka raha miakatra amy
ny làlana mankany amy ny taniny
hiany ho any Beti-semesy izany, dia
Jehovah no nahatonga izao loza
lehibe izao tamintsika; fa raha tsy
izany, dia ho fantatsika fa tsy ny
tànany no namely antsika, fa mby
amin' izay hanjo antsika.

10 Dia nataon' ny olona izany,
ka naka ombivavy roa mitaiza izy,
dia nafehiny tamy ny sariety ireo,
fa ny zanany narindriny tao an-
trano. 11 Dia napetrany teo am-
bonin' ny sariety ny fiarany Jehovah
sy ny vata kely ary ny totozy vola-
mena sy ny sarin' ny vay. 12 Ary
ny ombivavy nizotra mahitsy tamy
ny làlana mankany Beti-semesy, dia
nandeha tamy ny làlambe ka ni-
màmà teny am-pandehanana, ary tsy
nania, na ho amy ny ankavanana,
na ho amy ny ankavia, ary ireo
andrianan' ny Filistina nanaraka
azy hatramy ny fari-taniny Beti-
semesy.

13 Ary ny Beti-semesita nijinja
ny vary tritika teny an-dohasaha;
ary nanopy ny masony izy ka nahita
ny fiara, dia faly raha nahita izany.
14 Ary ny sariety tonga teo an-
tanimbariny Josoa Beti-semesita, dia
nijanona teo, ary nisy vato lehibe
teo; dia namaky ny hazon' ny
sariety ny olona ka nanatitra ny
ombivavy ho fanatitra odorana ho
any Jehovah. 15 Ary ny Levita
nampidina ny fiarany Jehovah sy
ny vata kely izay teo aminy, dia
ilay nitoeran' ny fanaka volamena,
ka nametraka azy teo ambonin' ny
vato lehibe; ary tamin' izany andro
izany ny mponina tao Beti-semesy
nanatitra fanatitra odorana sy fana-
titra hafa alatsa-dra ho any Jeho-
vah. 16 Ary raha hitan' ireo an-
driana dimy tamy ny Filistina izany,
dia niverina nankany Ekrona andro-
trizay hiany izy.

17 Ary izao no sary volamenan'
ny vay naterin' ny Filistina ho
fanati-panonerana ho any Jehovah:
any Asdoda iray, any Gaza iray,
any Askelona iray, any Gata iray,
any Ekrona iray; 18 ary ny totozy
volamena dia araka ny isan' ny
tanàna rehetra any ny Filistina,
izay an' ireo andriana dimy, na ny
tanàna mimanda, na ny vohitra any
ivelany, ka hatramy ny vato lehibe
izay nametrahany ny fiarany Jeho-
vah; ary mbola any an-tanimbariny
Josoa Beti-semesita mandraka andro
any izany.

19 Ary Jehovah namely ny mpo-
nina tao Beti-semesy noho ny nijeri-
jeren' ireo ny fiarany, ka dia olona
fito-polo amby dimy alina no maty;
dia nisaona ny olona, satria nasiany
Jehovah, ka be dia be no maty.
20 Ary hoy ny mponina tao Beti-
semesy: Iza no mahajanona eo
anoloan' izao Jehovah Andriama-
nitra masina izao? Ary ho amin'
iza no hiakarany, rehefa miala amin-
tsika? 21 Dia naniraka olona nan-
kany amy ny mponina tao Kiriata-
jearima izy hanao hoe: Efa nave-
rin' ny Filistina ny fiarany Jehovah;
koa midìna hianareo, dia ento mia-
katra ho any aminareo izy.

VII. Dia tonga teo ny mponina tao
Kiriata-jearima ka nitondra ny
fiarany Jehovah niakatra, dia niton-
dra azy ho ao an-tranony Abinadaba
teo an-kavoana [1] ary nanamasina
any Eleazara zanany mba hitandrina
ny fiarany Jehovah izy.

*Ny nampibebahany Samoela ny Isiraely, sy ny nandreseny ny Filistina, ary ny nitsarany Samoela ny Isiraely.*

2 ARY hatramin' izany andro
izany dia nitoetra ela tany
Kiriata-jearima ny fiarany Jehovah,
dia roa-polo taona; ary ny taranaky

[1] *Na:* Gibea.

Isiraely rehetra nalahelo any Jeho-
vah.[1] 3 Ary hoy Samoela tamy ny
taranaky Isiraely rehetra: Raha
miverina aminy Jehovah amy ny
fonareo rehetra tokoa ary hianareo,
dia ario hiala aminareo ny andria-
mani-kafa sy ireo Astarta, ka am-
piomany ny fonareo ho any Jehovah,
ary aoka Izy hiany no hotompoina-
reo, dia hamonjy anareo amy ny
tànan' ny Filistina Izy. 4 Dia na-
nary ireo Bala sy Astarta ny Zanak'
Isiraely ka nanompo any Jehovah
irery hiany.

5 Ary hoy Samoela: Vorio ny
Isiraely rehetra ho any Mizpa,
dia hivavaka aminy Jehovah ho
anareo aho. 6 Dia nivory tany
Mizpa izy ary nanovo rano ka nan-
draraka izany teo anatrehany Jeho-
vah, sady nifady hanina tamin'
izany andro izany izy ka nanao hoe:
Efa nanota taminy Jehovah isika.

Ary Samoela nitsara ny Zanak'
Isiraely tany Mizpa.

7 Ary rehefa ren' ny Filistina fa
efa vory tany Mizpa ny Zanak'
Isiraely, dia niakatra hamely azy
ireo andrianan' ny Filistina. Ary
nony nandre izany ny Zanak' Isi-
raely, dia raiki-tahotra izy noho ny
Filistina.

8 Dia hoy ny Zanak' Isiraely ta-
miny Samoela: Aza mitsahatra
mitaraina aminy Jehovah Andria-
manitsika ho anay hianao, mba ha-
monjeny anay amy ny tànan' ny
Filistina. 9 Dia naka zanak' ondry
mbola minono Samoela ka nanatitra
azy ho fanatitra odorana ho any
Jehovah; dia nitaraina taminy Je-
hovah ho any ny Isiraely Samoela,
ary nihaino azy Jehovah.

10 Ary raha mbola nanatitra ny
fanatitra odorana Samoela, dia nana-
tona ny Filistina hiady amy ny
Isiraely; fa Jehovah nampikotroko-
rana mafy tamy ny Filistina tamin'
izany andro izany ka nampifanari-
taka azy, dia resy teo anoloan' ny
Isiraely izy. 11 Ary ny lehilahy
amy ny Isiraely niala tany Mizpa,
dia nanenjika ny Filistina ka namely
azy mandra-pahatongany teo amba-
niny Beti-kara.

12 Ary Samoela naka vato ka
nanorina azy teo anelanelany Mizpa
sy Sena, ary ny anarany nataony
hoe Ebenezera;[2] fa hoy izy: Efa
novonjeny Jehovah isika hatramin'
izao.

13 Dia resy ny Filistina ka tsy
tafiditra teo anatin' ny fari-tanin' ny
Isiraely intsony; ary ny tànany
Jehovah namely ny Filistina tamy
ny andro rehetra niainany Samoela.
14 Ary ny tanàna izay efa nalaín'
ny Filistina tamy ny Isiraely dia
azon' ny Isiraely indray, hatrany
Ekrona ka hatrany Gata; ary ny
fari-tanin' ireo dia nalain' ny Isi-
raely tamy ny tànan' ny Filistina
koa.

Ary nihavana ny Isiraely sy ny
Amorita.

15 Ary Samoela nitsara ny Isira-
ely tamy ny andro rehetra niainany.
16 Ary nandeha isan-taona isan-
taona izy nitety any Betela sy Gil-
gala ary Mizpa ka nitsara ny Isira-
ely teo amin' ireo tanàna rehetra
ireo. 17 Dia niverina ho any Rama
indray izy, fa tao ny tranony; ary
nitsara ny Isiraely tao izy sady na-
norina alitara tao ho any Jehovah.

*Ny nangatahan' ny Isiraely mpanjaka.*

VIII. ARY rehefa antitra Samo-
ela, dia ny zanany no
nataony mpitsara ny Isiraely. 2
Ary Joela no anaran' ny lahimatoa-
ny, ary Abia no anaran' ny farala-
hiny; mpitsara tany Beri-sheba izy
ireo. 3 Nefa ny zanany tsy nana-
raka ny dian-drainy, fa nivily nitady
vola aman-karena ka nandray koli-
koly sy nanao fitsarana miangatra.

4 Ary ny loholon' ny Isiraely
rehetra nivory tao Rama ho any

---

[1] *Na:* nivory ho eo aminy Jehovah.

[2] Ebenezera = Vato famonjena.

aminy Samoela 5 ka nanao taminy
hoe: Indro, efa antitra hianao, ary
ny zanakao tsy manaraka ny dianao;
koa manendre mpanjaka ho anay
hitsara anay, tahaka ny firenena
rehetra.

6 Fa tsy sitraky Samoela ny
nanaovan' ny olona hoe: Omeo
mpanjaka izahay hitsara anay. Dia
nivavaka taminy Jehovah Samoela.
7 Ary hoy Jehovah taminy Samoela:
Henoy hiany ny tenin' ny olona
amin' izay rehetra lazainy aminao;
fa tsy hianao no laviny, fa Izaho no
laviny tsy hanjaka aminy. 8 Araka
ny asa rehetra izay nataony hatramy
ny andro nitondrako azy nivoaka
avy tany Egypta ka mandraka andro
any, dia ny nahafoizany Ahy sy ny
nanompoany andriamani-kafa, dia
toy izany koa no ataony aminao. 9
Ary ankehitriny, henoy hiany ny
teniny, kanefa lazao aminy marimarina,
ka asehoy azy ny ho fanaon'
ny mpanjaka izay hanjaka aminy.

10 Dia nambarany Samoela tamy
ny olona izay nangataka mpanjaka
taminy ny teny rehetra nolazainy
Jehovah. 11 Ary hoy izy: Izao no
ho fanaon' ny mpanjaka izay hanjaka
aminareo: Ny zanakareo-lahy
dia halainy ka hotendreny ho amy
ny kalesiny sy ho mpitaingin-tsoavaliny
ary hihazakazaka eo alohan'
ny kalesiny, 12 ary hotendreny ho
mpifehy arivo sy ho mpifehy dimampolo,
ary hiasa ny taniny sy hijinja
ny vokany ary hanao ny fiadiany sy
ny fanaka momba ny kalesiny; 13
ary ny zanakareo-vavy dia halainy
ho mpangaroharo zava-manitra ary
ho mpahandro sy mpanao mofo; 14
ary ny tsara indrindra amy ny sahanareo
sy ny tanimboalobokareo sy
ny taninolivanareo dia halainy ka
homeny ho any ny mpanompony;
15 ary ny ampahafolon' ny voanjavatrareo
sy ny tanimboalobokareo
dia halainy ka homeny ho any ny
tandapany[1] sy ny tandonany. 16
Ary ny ankizilahinareo sy ny ankizivavinareo
sy ny zatovonareo tsara
indrindra ary ny borikinareo dia
halainy ka hampanaoviny ny asany.
17 Ary halainy koa ny ampahafolon'
ny ondry aman-osinareo; ary ny
tenanareo ho tonga mpanompony.
18 Ary hitaraina amin' izany andro
izany hianareo noho ny mpanjakanareo
izay nofidinareo ho anareo, fa
Jehovah tsy hamaly anareo amin'
izany andro izany.

19 Kanefa tsy nety nihaino ny
teniny Samoela ny olona, fa hoy
izy: Tsia, fa aoka hiany hisy mpanjaka
hanjaka aminay, 20 mba ho
tahaka ny firenena rehetra koa izahay,
ka ny mpanjakanay hitsara
anay sy hivoaka eo alohanay ary
hitarika ny adinay. 21 Ary reny
Samoela ny teny rehetra nolazain'
ny olona, ka dia nolazainy teo
anatrehany Jehovah kosa.

22 Ary hoy Jehovah taminy Samoela:
Henoy ny teniny, ka manendre
mpanjaka ho azy. Dia hoy
Samoela tamy ny lehilahy amy ny
Isiraely: Samia ary mandeha ho
any amy ny tanànanareo avy hianareo
rehetra.

*Ny nanendrena any Saoly ho mpanjakan' ny Isiraely.*

IX. ARY nisy lehilahy avy amy
ny Benjamina, atao hoe
Kisy, zanaky Abiela, zanaky Zerora,
zanaky Bekorata, zanaky Afia;
Benjamita izy sy mpanjatobe. 2
Ary nanan-janakalahy atao hoe
Saoly izy, izay mbola tanora sady
tsara tarehy, ka tsy nisy tsara
tarehy noho izy teo amy ny Zanak'
Isiraely, ary nanan-tombo noho ny
olona rehetra hatramy ny sorony
no ho miakatra ny halavany.

3 Ary very ny borikivaviny Kisy,
rainy Saoly. Dia hoy Kisy taminy
Saoly zanany: Mitondrà zatovo
anankiray hanaraka anao, dia miaingà,
ka mandehana hitady ny boriky.

[1] *Heb.* ionoka.

4 Dia nandeha namaky ny tany
havoany Efraima izy ka namaky ny
tany Salisa, fa tsy nahita azy; dia
nandeha namaky ny tany Salima
indray izy, nefa tsy tany ireny; dia
nandeha namaky ny tanin' ny Ben-
jamina izy, fa mbola tsy nahita azy
hiany indray. 5 Ary nony tonga
teo amy ny tany Zofa izy, dia hoy
Saoly tamy ny zatovony nanaraka
azy: Andeha isika hiverina, fandrao
isika indray no ahin' ikaky, fa tsy
ny boriky intsony.

6 Fa hoy ny mpanompony taminy:
Indro, misy lehilahin' Andriamanitra
amin' iroa tanàna iroa, ary lehilahy
malaza izy, fa izay rehetra lazainy
dia tanteraka tokoa; koa andeha
isika hankany, fa angamba hatorony
antsika izay làlana tokony halehan-
tsika.

7 Dia hoy Saoly tamy ny zatovo-
ny: Indro, raha mankany isika,
inona moa no haterintsika ho an-
dralehilahy? fa efa lany ny mofo
rehetra tao amy ny fitondrantsika,
ary tsy misy zavatra haterintsika
ho any ny lehilahin' Andriamanitra;
ka inona moa no atỳ amintsika? 8
Dia namaly any Saoly indray ilay
zatovo ka nanao hoe: Indro, atỳ
an-tànako misy vola ampahefatry
ny sekely; koa homeko ny lehilahin'
Andriamanitra izany, mba hanoroa-
ny antsika izay làlana tokony hale-
hantsika. 9 (Fahiny teo amy ny Isi-
raely, raha nisy olona nandeha
hanontany amin' Andriamanitra,
dia izao no fanaony: Andeha, aoka
hankany amy ny mpahita isika; fa
izay atao hoe mpaminany ankehi-
triny no natao hoe mpahita tany
aloha.) 10 Dia hoy Saoly tamy ny
mpanompony: Tsara izany, fa an-
deha isika hankany. Dia lasa izy roa
lahy nankany amy ny tanàna nitoe-
ran' ilay lehilahin' Andriamanitra.

11 Ary raha mbola niakatra teo
amy ny fiakarana ho any an-tanàna
izy roa lahy, dia nahita zazavavy
mivoaka hantsaka, ka hoy izy tami-
ny: Ao hiany va ny mpahita? 12
Dia namaly azy ireo ka nanao hoe:
Ao hiany izy; indro ao alohanao ao
izy; mandehana faingana, fa efa
tonga ao an-tanàna izy izao, satria
misy fanatitra hataon' ny vahoaka
ao amy ny fitoerana avo anio; 13
ary raha vao miditra ao an-tanàna
hianareo, dia ho hitanareo izy, raha
tsy mbola miakatra hihinana ao
amy ny fitoerana avo, fa tsy hihi-
nana ny vahoaka mandra-pahaton-
gany, fa izy no manao fisaorana
amy ny fanatitra, ary rehefa afaka
izany, dia vao mihinana izay nasai-
na; koa miakara hianareo anke-
hitriny, fa amin' izao no hahitanareo
azy.

14 Dia niakatra tao an-tanàna
izy roa lahy; ary nony tonga tao
izy, dia, indro, Samoela nivoaka
niakatra ho any amy ny fitoerana
avo ka nifanena taminy.

15 Ary Jehovah efa nanambara
taminy Samoela omalin' ny andro
nahatongavany Saoly ka nanao hoe:
16 Rahampitso toy izao dia ham-
pandehaniko ho atỳ aminao ny lehi-
lahy anankiray avy amy ny tanin'
ny Benjamina, ary hohosoranao ho
mpanapaka ny Isiraely oloko izy ka
hamonjy azy amy ny tànan' ny
Filistina, fa efa nijery ny oloko
Aho, satria efa mby etỳ amiko ny
fitarainany. 17 Ary nony hitany
Samoela Saoly, dia hoy Jehovah
taminy:[1] Indro ny lehilahy voala-
zako taminao; io no hanjaka amy
ny oloko.

18 Ary Saoly dia nanatona any
Samoela teo am-bavahady ka nanao
hoe: Masìna hianao, atoroy ahy ny
tranon' ny mpahita. 19 Ary Sa-
moela dia namaly any Saoly hoe:
Izaho no mpahita; miakara eo alo-
hako ho any amy ny fitoerana avo;
fa hiara-mihinana amiko hianareo
anio, ary raha maraina dia halefako
handeha hianao, ka holazaiko aminao

[1] *Heb.* Jehovah namaly azy hoe:

izay rehetra ao am-ponao. 20 Ary
aza malahelo ny amy ny borikinao
izay efa very hateloana, fa efa hita
ireny; ary ho an' iza ny zavatra
irina rehetra eo amy ny Isiraely?
Tsy ho anao sy ny ankohonan-
drainao va?
21 Dia namaly Saoly ka nanao
hoe: Tsy Benjamita va aho, avy
amin' ilay kely indrindra amy ny
fireneny Isiraely? ary tsy kely in-
drindra va ny mpianakaviko eo amy
ny mpianakavin' ny fireneny Ben-
jamina rehetra? ka nahoana no
miteny amiko toy izany hianao?
22 Ary Samoela dia nitondra any
Saoly sy ny zatovony ka nampiditra
azy tao amy ny efi-trano, dia nanome
azy toerana aloha teo amin' izay
nasaina; ary tokony ho olona telo-
polo ireo. 23 Ary hoy Samoela
tamy ny mpanao nahandro: Ento
ilay anjara nomeko anao, izay efa
nolazaiko taminao hoe: Tehirizo
ity. 24 Dia nalain' ny mpanao
nahandro ny soro-kena [1] mbamy ny
eo aminy ka napetrany teo anoloany
Saoly; ary hoy Samoela: Indro,
izay efa natokana dia voapetraka
eto anoloanao, koa hano; fa ho
amin' izao fotoana izao no nitehiri-
zana izany ho anao hatramin' izay
nanaovako hoe: Efa nanasa ny
vahoaka aho. Ary Saoly dia niara-
nihinana taminy Samoela andro-
trizay.
25 Ary izy roa lahy nidina avy
tao amy ny fitoerana avo hankany
an-tanàna, ary dia niresaka taminy
Saoly teo an-tampon-trano Samoela.
26 Ary nifoha maraina koa izy
ireo; ary nony nazavaratsy ny
andro, dia niantso any Saoly teo
an-tampon-trano Samoela ka nanao
hoe: Mitsangàna hianao mba havoa-
kako. Dia nitsangana Saoly, ka lasa
nivoaka ho any ala-trano izy roa
lahy, dia izy sy Samoela. 27 Ary
nony nidina teo amy ny faran' ny
tanàna izy, dia hoy Samoela taminy
Saoly: Ampandehano eo alohantsika
ny zatovo (dia lasa nandeha izy), fa
mijanòna kely hianao hilazako ny
tenin' Andriamanitra.
X. Ary Samoela nitondra tavoara
feno diloilo ka nanidina ny diloilo
teo an-dohany Saoly, dia nanoroka
azy ka nanao hoe: Tsy nanosotra
anao va Jehovah mba ho mpanapaka
ny lovany? 2 Rehefa misaraka
amiko hianao anio, dia hahita olona
roa lahy eo anilan' ny fasan-dRahely,
ao amy ny fari-tanin' ny Benjamina,
ao Zelza, ary izy ireo hilaza aminao
hoe: Efa hita ny boriky izay nota-
diavinao; ary, indro, tsy ny boriky
intsony no heverin' ny rainao, fa
hianareo kosa indray no ahiny, ka
hoy izy: Ahoana re no hataoko ny
amy ny zanako? 3 Dia handroso
hiala ao hianao ka ho tonga ao amy
ny hazo terebinta any Tabara, dia
hifanena amy ny olona telo lahy
miakatra ho any amin' Andriamani-
tra any Betela, ny anankiray miton-
dra zanak' osy telo, ny anankiray
mitondra mofo telo, ary ny anan-
kiray mitondra divay iray tavoara; [2]
4 ary hiarahaba anao ireo sy hanome
anao mofo roa, dia horaisinao amy
ny tànany izany. 5 Rehefa afaka
izany, dia ho tonga any Gibean'
Andriamanitra hianao, izay misy
miaramilan' ny Filistina; ary re-
hefa tonga ao an-tanàna hianao, dia
hifanena amy ny mpaminany maro
irai-dia midina avy ao amy ny fitoe-
rana avo mitondra lokanga sy am-
pongatapaka sy sodina ary valiha eo
alohany, dia haminany ireo. 6 Ary
hilatsaka aminao ny Fanahiny Je-
hovah, ka hiara-maminany aminy
hianao, dia ho voaova ho olom-bao-
vao. 7 Ary rehefa tonga aminao
ireo famantarana ireo, dia ataovy
izay azon' ny tànanao atao, fa An-
driamanitra no momba anao. 8
Ary hianao hidina eo alohako ho any
Gilgala, ary indro aho hidina ho any
aminao mba hanatitra fanatitra

[1] *Na:* fe. [2] *Na:* siny hoditra.

odorana sy fanati-pihavanana; ka
hafitoana no hitoeranao mandra-
pahatongako aminao, dia holazaiko
aminao izay hataonao.
9 Ary raha vao nihodina niala
taminy Samoela izy, dia nomen'
Andriamanitra fo vaovao; ary ton-
ga avokoa androtrizay hiany ireo
famantarana rehetra ireo. 10 Ary
rehefa tonga tany Gibea izy, indro,
ny mpaminany maro irai-dia nifa-
nena taminy; dia nilatsaka taminy
Saoly ny Fanahin' Andriamanitra,
ka naminany teo aminy izy.
11 Ary nony hitan' izay rehetra
nahalala azy hatramy ny taloha fa,
indro, maminany eo amy ny mpa-
minany izy, dia nifampilaza ny olona
ka nanao hoe: Inona izao tonga
amy ny zanaky Kisy izao? Saoly
koa va mba isan' ny mpaminany?
12 Ary ny anankiray teo namaly
hoe: Fa iza moa no rain' ireny?
Ary izany no nisehoan' ny fitene-
nana hoe: 'Saoly koa va mba isan'
ny mpaminany?'
13 Ary rehefa nitsahatra nami-
nany Saoly, dia nankeo amy ny fitoe-
rana avo.
14 Ary hoy ny rahalahin-drainy
Saoly taminy sy tamy ny mpanom-
pony: Taiza no nalehanareo? Ary
hoy izy: Nitady ny boriky izahay;
ka nony tsy hitanay izy, dia nan-
kany aminy Samoela izahay. 15
Ary hoy ny rahalahin-drainy Saoly:
Masìna hianao, lazao amiko izay
nolazainy Samoela taminao. 16
Dia hoy Saoly tamy ny rahalahin-
drainy: Nolazainy marimarina ta-
minay fa efa hita ny boriky. Fa
ilay nolazainy Samoela ny amy ny
fanjakana tsy mba nambarany ta-
miny.
17 Ary Samoela namory ny va-
hoaka ho any Mizpa ho any aminy
Jehovah 18 ka nanao tamy ny Za-
nak' Isiraely hoe: Izao no lazainy
Jehovah, Andriamanitry ny Isiraely:
Izaho nitondra ny Isiraely niakatra
avy tany Egypta ka namonjy ana-
reo tamy ny tànan' ny Egyptiana
sy tamy ny tànan' ny fanjakana
rehetra izay nampahory anareo. 19
Nefa hianareo kosa efa nandà an'
Andriamanitrareo andro any, Izay
mamonjy anareo amy ny zavatra
manjo anareo sy ny fahorianareo
rehetra; fa hoy hianareo taminy:
Tsia, fa manendre mpanjaka ho
anay. Koa ankehitriny, mijanòna
eo anatrehany Jehovah araka ny
firenenareo sy ny arivonareo avy.
20 Dia nampanatona ny fireneny
Isiraely rehetra Samoela, ka ny fire-
neny Benjamina no voafidy. 21
Dia nampanatona ny fireneny Benja-
mina araka ny fokony avy izy, ary
ny fokon' ny Matrita no voafidy.
Dia voafidy Saoly, zanaky Kisy;
ary raha nitady azy ny olona, dia
tsy nahita azy. 22 Dia nanontany
taminy Jehovah indray ny olona, na
mba efa tonga ao ralehilahy, na
tsia. Ary hoy Jehovah: Indro,
miery ao amy ny entana izy. 23
Dia nihazakazaka ny olona ka naka
azy tao; ary rehefa nitsangana teo
afovoan' ny olona izy, dia nanan-
tombo noho ny olona rehetra ha-
tramy ny sorony no ho miakatra ny
halavany.
24 Ary hoy Samoela tamy ny
vahoaka rehetra: Hitanareo va izay
nofidiny Jehovah, fa tsy misy tahaka
azy eo amy ny vahoaka rehetra?
Dia nihoby ny vahoaka rehetra ka
nanao hoe: Ho ela velona anie ny
mpanjaka.
25 Ary Samoela nilaza tamy ny
olona izay mety ho fitondrana ny
fanjakana, dia nosoratany tamy ny
taratasy izany ka napetrany teo
anatrehany Jehovah.
Ary ny vahoaka rehetra samy
nampodiny Samoela ho any an-tra-
nony avy. 26 Fa Saoly kosa nan-
deha nody tany Gibea, ary nomba
azy ny olona maro, izay voatendrin'
ny tànan' Andriamanitra ny fony.
27 Fa nisy kosa olona tena ratsy
fanahy nanao hoe: Hataon' io lehi-
lahy io ahoana no famonjy antsika!
Dia nanazimba any Saoly ireo ka

tsy nitondra fanomezana ho azy.
Nefa Saoly dia tahaka ny marenina.

*Ny nandreseny Saoly ny Amonita, sy ny nanavaozana ny fanjakana.*

XI. ARY Nahasy Amonita niaka-
tra ka nitoby tandrifiny
Jabesi-gileada; dia hoy ny mponina
rehetra tao Jabesy taminy Nahasy:
Manaova fanekena aminay, dia ha-
nompo anao izahay. 2 Fa hoy
Nahasy Amonita: Izao no hanao-
vako fanekena aminareo: hopotsi-
rina ny masonareo ankavanana re-
hetra, ka hataoko fandatsana ny
Isiraely rehetra izany. 3 Fa hoy
ny loholony Jabesy taminy: Omeo
andro hafitoana izahay, mba hanira-
hanay olona ho any amy ny fari-
tanin' ny Isiraely rehetra, ka raha
tàhiny tsy misy olona hamonjy anay,
dia hivoaka hanatona anao izahay.
4 Dia tonga tany Gibeany Saoly ny
iraka ka nanambara ny teniny teo
anatrehan' ny vahoaka; dia nanan-
dratra ny feony ny vahoaka rehetra
ka nitomany.

5 Ary, indro, Saoly tonga nan-
droaka ny omby avy tany an-tsaha
ka nanao hoe: Inona izato nanjo ny
olona, no mitomany izy? Ary nam-
barany azy ny tenin' ny mponina
tao Jabesy. 6 Dia nilatsaka taminy
Saoly ny Fanahin' Andriamanitra,
ka nirehitra mafy ny fahatezerany
Saoly, raha nandre izany teny izany.
7 Dia naka omby roa izy, ka nora-
sainy ireo, dia nampitondrainy ny
iraka ho any amy ny fari-tanin' ny
Isiraely rehetra ka nataony hoe:
Na iza na iza tsy mivoaka hanaraka
any Saoly sy Samoela, dia tahaka
ireny no hanaovana ny ombiny.
Dia nahazo ny olona ny fahataho-
rana any Jehovah, ka nivoaka toy
ny olona iray hiany izy. 8 Ary
nandamina azy tany Bezeka izy, dia
telo hetsy no isan' ny Zanak' Isi-
raely, ary telo alina no isan' ny
lehilahy amy ny Joda.

9 Ary hoy izy tamy ny iraka
izay tonga teo: Izao no holazainareo
amy ny mponina ao Jabesi-gileada:
Rahampitso ilay efa mafampana iny
dia hisy famonjena ho anareo. Dia
tonga ny iraka ka nanambara izany
tamy ny mponina tao Jabesy; ka
dia faly ireo. 10 Ary hoy ny mpo-
nina tao Jabesy: Rahampitso no
hivoahanay ho eny aminareo, dia
hataonareo aminay izay rehetra
sitrakareo.

11 Ary nony maraina, dia noza-
rainy Saoly ho telo toko ny olona,
ka tonga teo amy ny toby tamy ny
fiambenana maraina izy ary namely
ny Amonita mandra-pahafampanan'
ny andro; koa izay sisa dia niely
patrana, ka tsy nisy olona tafaraka
na dia hatramy ny roa aza.

12 Ary hoy ny vahoaka taminy
Samoela: Iza moa no nanao hoe:
Saoly va no hanjaka aminay? Ato-
lory ireny olona ireny hataonay
maty. 13 Fa hoy Saoly: Tsy hisy
olona hatao maty anio; fa andro
any no nanaovany Jehovah famon-
jena teo amy ny Isiraely.

14 Ary hoy Samoela tamy ny
vahoaka: Andeha isika hankany
Gilgala hanavao ny fanjakana any.
15 Dia lasa ny vahoaka nankany
Gilgala; ary tany Gilgala no nanan-
ganany any Saoly ho mpanjaka teo
anatrehany Jehovah; ary tany no
nanaterany fanati-pihavanana teo
anatrehany Jehovah, dia nifaly in-
drindra teo Saoly mbamy ny lehi-
lahy rehetra amy ny Isiraely.

*Ny anatra nataony Samoela tamy ny Isiraely noho ny nangatahany mpanjaka.*

XII. ARY hoy Samoela tamy ny
Isiraely rehetra: Indro.
efa nihaino ny teninareo aho tamin'
izay rehetra nolazainareo tamiko ka
efa nanendry mpanjaka hanjaka
aminareo. 2 Ary ankehitriny, in-
dro ny mpanjaka mandeha eo ana-
trehanareo; fa izaho efa antitra
sy fotsy volo; koa, indreo, eo ami-
nareo ny zanako, ary izaho efa nan-
deha teo anatrehanareo hatry ny

fony vao zaza ka mandraka andro
any. 3 Koa inty aho; tondroy
maso eto anatrehany Jehovah sy ny
voahosony aho: ombin' iza moa no
nalaiko? na borikin' iza no nalaiko?
na an' iza no nanaovako an-keriny?
na iza no nampahoriko? na teo an-
tànan' iza no nandraisako kolikoly
hahatampina ny masoko?—fa hone-
rako aminareo izany. 4 Ary hoy
ireo: Hianao tsy nanao an-keriny
taminay, na nampahory anay, na
naka zavatra teny an-tànan' olona
na dia iray akory aza.
5 Dia hoy Samoela taminy: Va-
volombelona aminareo anio Jehovah,
ary vavolombelona koa ny voaho-
sony, fa tsy nisy zavatra hitanareo
teo an-tànako na inona na inona.
Dia hoy ireo: Eny, vavolombelona
Izy.
6 Ary hoy Samoela tamy ny
olona: Jehovah no nanendry any
Mosesy sy Arona, ary nitondra ny
razanareo niakatra avy tany amy
ny tany Egypta. 7 Koa ankehi-
triny avia hianareo, fa hifandahatra
aminareo eto anatrehany Jehovah
aho ny amy ny asa marina rehetra
izay nataony Jehovah taminareo sy
ny razanareo. 8 Rehefa tonga tany
Egypta Jakoba, ka nitaraina taminy
Jehovah ny razanareo, Jehovah dia
naniraka any Mosesy sy Arona, ka
ireo no nitondra ny razanareo ni-
voaka avy tany Egypta ary nampo-
nina azy teto amin' ity tany ity. 9
Nefa raha nanadino any Jehovah
Andriamaniny izy, dia namidiny ho
eo an-tànany Sisera, komandin' ny
miaramilany Hazora, sy ho eo an-
tànan' ny Filistina ary ho eo an-
tànan' ny mpanjakany Moaba, ka
niadian' ireo izy. 10 Dia nitaraina
taminy Jehovah izy ka nanao hoe:
Efa nanota izahay, fa efa nahafoy
any Jehovah ka nanompo ireo Bala
sy Astarta, nefa ankehitriny von-
jeo amy ny tànan' ny fahavalonay
izahay, dia hanompo Anao. 11 Ary
Jehovah efa naniraka any Jerobala
sy Bedana[1] sy Jefta ary Samoela, ka
namonjy anareo tamy ny tànan' ny
fahavalonareo manodidina Izy, dia
nandry fahizay hianareo. 12 Kanjo
nony hitanareo fa avy hiady tami-
nareo Nahasy, mpanjakan' ny Amo-
nita, dia hoy hianareo tamiko: Tsia,
fa aoka hisy mpanjaka hanjaka
aminay; kanefa Jehovah Andria-
manitrareo no mpanjakanareo.
13 Koa ankehitriny, indro ny
mpanjaka izay nofidinareo sy nanga-
tahinareo; ary indro fa Jehovah
nanome mpanjaka hanjaka amina-
reo. 14 Enga anie ka hatahotra
any Jehovah sy hanompo Azy ary
hihaino ny feony ka tsy handa ny
didiny hianareo, fa samy hanaraka
any Jehovah Andriamanitrareo hia-
nareo sy ny mpanjaka izay manjaka
aminareo. 15 Fa raha tsy mihaino
ny teniny Jehovah kosa hianareo, fa
mandà ny didiny, dia hamely anareo
ny tànany Jehovah tahaka ny name-
lezany ny razanareo. 16 Koa mi-
tsangàna ankehitriny, ka jereo izao
zavatra lehibe hataony Jehovah eto
imasonareo izao: 17 Moa tsy taom-
pijinjana vary tritika va izao?
Hiantso any Jehovah aho, ary haha-
tonga kotrokorana sy orana Izy, dia
ho hitanareo sy ho fantatrareo fa
lehibe ny ratsy nataonareo teo ima-
sony Jehovah, satria nangataka
mpanjaka hianareo.
18 Ary Samoela niantso any Je-
hovah, ary Jehovah nahatonga ko-
trokorana sy orana tamin' izany
andro izany; ary ny vahoaka rehe-
tra dia natahotra any Jehovah sy
Samoela indrindra. 19 Dia hoy ny
vahoaka rehetra taminy Samoela:
Mangataha aminy Jehovah Andria-
manitrao ho any ny mpanomponao,
fandrao maty izahay! fa efa nanao
izao ratsy izao izahay ho fanampin'
ny fahotanay rehetra, satria nanga-
taka mpanjaka ho anay.
20 Ary hoy Samoela tamy ny

[1] *Na:* [Baraka].

vahoaka: Aza matahotra; efa nanao
zany ratsy rehetra izany tokoa hia-
nareo; kanefa aza mivily tsy hana-
raka any Jehovah; fa manompoa
Azy amy ny fonareo rehetra. 21
Eny, aza mivily; fa manaraka ireo
zava-poana hianareo, izay tsy maha-
soa na mahavonjy; fa zava-poana
ireo. 22 Fa Jehovah tsy hahafoy
ny olony noho ny anarany lehibe,
satria sitraky Jehovah ny nanaovany
anareo ho olony. 23 Ary ny amiko,
sanatria raha hanota aminy Jehovah
aho ka hitsahatra tsy hangataka ho
anareo; fa izaho hanoro anareo izay
làlana tsara sy mahitsy. 24 Kanefa
matahora any Jehovah hianareo, ka
manompoa Azy marina amy ny
fonareo rehetra; fa eritrereto izao
zavatra lehibe nataony ho anareo
izao. 25 Fa raha mbola manao
ratsy hiany hianareo, dia haringana
hianareo sy ny mpanjakanareo koa.

*Ny niadian' ny Isiraely indray tamy ny Filistina, sy ny nahadiso any Saoly, ary ny nandavan' Andriamanitra azy.*

XIII. *TELO-POLO* taona Saoly,
raha vao nanjaka; ary
nanjaka roa taona tamy ny Isiraely
izy. 2 Ary Saoly nifantina telo
arivo lahy tamy ny Isiraely, ka ny
roa arivo lahy nitoetra teo aminy
tany Mikmasy sy tany amy ny tany
havoany Betela, ary ny arivo lahy
nitoetra teo aminy Jonatana tany
Gibean' ny Benjamina; fa ny olona
sisa kosa samy nampodiny ho any
an-dainy avy.
3 Ary Jonatana namely ny miara-
milan' ny Filistina, izay tany Geba,
ary ren' ny Filistina izany. Ary
Saoly nampitsoka anjomara teny
amy ny tany rehetra ka nanao hoe:
Aoka handre ny Hebreo. 4 Dia
ren' ny Isiraely rehetra fa efa
namely ny miaramilan' ny Filistina
Saoly, ka dia halan' ny Filistina ny
Isiraely. Dia nivory ny olona hana-
raka any Saoly ho any Gilgala.
5 Ary ny Filistina telo alina
an-kalesy sy enina arivo an-tsoavaly
ary vahoaka betsaka tahaka ny
fasika eny amoron-dranomasina dia
nivory hiady tamy ny Isiraely; dia
nandeha izy ka nitoby tany Mikmasy
atsinanany Betavena.
6 Ary nony hitan' ny lehilahy
amy ny Isiraely fa poritra izy (fa
efa ory indrindra ny olona), dia
niery tany an-johy sy tany amy
ny kirihitrala sy tany amy ny
harambato sy tany amy ny fierena
ary tany amy ny lavaka famorian-
drano izy. 7 Ary ny Hebreo sasany
dia lasa nita any Jordana nankany
amy ny tany Gada sy Gileada. Fa
Saoly mbola tany Gilgala hiany, ary
ny vahoaka rehetra nanaraka azy,
nefa tora-kovitra be hiany. 8 Ary
niandry hafitoana izy araka ny fotoa-
na *nataony* Samoela; fa Samoela
tsy mbola tonga tany Gilgala; ary
ny olona niely nandao any Saoly. 9
Ary hoy Saoly: Ento etỳ amiko ny
fanatitra odorana sy ny fanati-
pihavanana; ka dia nanatitra ny
fanatitra odorana izy.
10 Ary rehefa vita ny nanaterany
ny fanatitra odorana, indro, tamy
Samoela, ary nivoaka hitsena azy
Saoly mba hiarahaba azy. 11 Dia
hoy Samoela: Inona no nataonao?
Ary hoy Saoly: Raha hitako fa
niely nandao ahy ny olona, sady tsy
tonga tamy ny fotoana hianao, ary
tafangona tany Mikmasy ny Filis-
tina, 12 dia hoy izaho: Hidina
amin' izao ny Filistina hamely ahy
atỳ Gilgala, nefa tsy mbola nanao
fifonana taminy Jehovah aho; dia
sahy hiany aho ka nanatitra ny
fanatitra odorana.
13 Ary hoy Samoela taminy
Saoly: Nanao adala hianao; tsy
nitandrina ny didiny Jehovah An-
driamanitrao izay nandidiany anao
hianao; fa raha tsy izany, anke-
hitriny Jehovah dia ho nampitoetra
ny fanjakanao amy ny Isiraely ho
mandrakizay. 14 Koa izao dia tsy
haharitra ny fanjakanao; Jehovah
efa nitady lehilahy ho Azy araka

ny fony, ary izay no voatendriny
Jehovah ho mpanapaka ny olony,
satria tsy nitandrina izay nandidiany
Jehovah anao hianao. 15 Dia niainga
Samoela ka niala tany Gilgala han-
kany Gibean' ny Benjamina. Ary
Saoly nandamina ny olona izay teo
aminy, dia tokony ho enin-jato lahy
ireny.

*Ny nampahorian' ny Filistina ny Isiraely, sy ny nahasahiany Jonatana namely azy.*

16 ARY raha mbola nitoetra tany
Gibean' ny Benjamina Saoly
sy Jonatana zanany sy ny vahoaka
teo amin' izy roa lahy, ary ny Filis-
tina kosa nitoby tany Mikmasy,
17 dia nivoaka nanao telo toko ny
mpandrava avy teo amy ny tobin'
ny Filistina: ny iray toko nizotra
tamy ny làlana mankany Ofra ho
any amy ny tany Soala; 18 ary ny
iray toko nizotra ho any amy ny
làlana mankany Beti-horona; ary
ny iray toko kosa nizotra ho any
amy ny làlana mankany amy ny
fari-tany manatrika ny lohasaha
Zeboima tandrifin' ny efitra.

19 Ary teny amy ny tanin' ny
Isiraely rehetra tsy nisy mpanefy;
fa hoy ny Filistina: Andrao manefy
sabatra na lefona ny Hebreo. 20
Ka dia samy nidina ho any amy ny
Filistina ny Isiraely rehetra hanasa
ny fangadiny sy ny fiasàny sy ny
famakiny ary ny fihadian-taniny.
21 Nefa nanana tsofa hiany izy
handranitany ny fihadian-tany sy ny
fiasana sy ny telorantsana sy ny
famaky ary handranitany ny fanin-
dronan-omby. 22 Ary tamy ny
andro niadiana dia tsy nisy sabatra
na lefona hita teny an-tànan' ny
vahoaka rehetra izay teo aminy
Saoly sy Jonatana; fa taminy Saoly
sy Jonatana zanany hiany no nisy.

23 Ary ny avy tao amy ny miara-
milan' ny Filistina nivoaka ho ao amy
ny hadilanana mankany Mikmasy.

XIV. Ary tamy ny indray andro
dia hoy Jonatana, zanaky
Saoly, tamy ny zatovo, mpitondra
ny fiadiany: Andeha isika hankany
amy ny miaramilan' ny Filistina
izay erỳ an-dafy erỳ. Nefa tsy
nilaza tamin-drainy izy.

2 Ary Saoly nitoetra tao an-
tsisiny Gibea teo ambanin' ny hazo
ampongabendanitra any Migrona;
ary ny vahoaka teo aminy dia tokony
ho enin-jato lahy; 3 ary teo koa
nisalotra efoda Ahia, zanaky Ahi-
toba, rahalahiny Ikaboda, zanaky
Finehasa, zanaky Ely, mpisorony
Jehovah tany Silo. Fa tsy fantatry
ny olona fa lasa Jonatana.

4 Ary teo an-daniny roa teo an-
tenatenan' ny hadilanana izay nita-
diavany Jonatana hankanesana ao
amy ny miaramilan' ny Filistina dia
nisy harambato kitso loha: ny ana-
ran' ny anankiray dia Bozeza, ary
ny anaran' ny anankiray kosa Sene.
5 Ny iray amin' ireo harambato
ireo dia nijoro avo teo an-daniny
avaratra manandrify any Mikmasy,
ary ny iray kosa nijoro avo teo
atsimo manandrify any Gibea.

6 Ary hoy Jonatana tamy ny
zatovo, mpitondra ny fiadiany: An-
deha isika hankany amy ny miara-
milan' ireo tsy mifora ireo; angamba
homba antsika Jehovah, fa tsy misy
mahasakana any Jehovah tsy ha-
monjy, na amy ny maro, na amy ny
vitsy. 7 Dia hoy kosa ny mpiton-
dra ny fiadiany taminy: Ataovy
izay rehetra ao am-ponao; mandro-
soa hiany; indro, hanaraka anao
aho araka ny sitraponao.

8 Ary hoy Jonatana: Indro,
handroso ho amin' ireo olona ireo
isika ka hiseho aminy. 9 Ary raha
hoy izy: Andraso mandra-pahaton-
ganay any aminareo, dia hitoetra ao
amin' izay itoerantsika hiany isika
ka tsy hiakatra eny aminy. 10 Fa
raha hoy kosa izy: Miakara etỳ
aminay, dia hiakatra isika, fa efa
natolotry Jehovah eo an-tànantsika
izy; ary izany no ho famantarana
ho antsika.

11 Dia niseho tamy ny miara-

milan' ny Filistina izy roa lahy, ary
hoy ny Filistina: Indreo, misy
Hebreo mifongatra avy any an-
davaka niereny. 12 Ary ny miara-
mila namaly any Jonatana sy ny
mpitondra ny fiadiany hoe: Miakara
etỳ aminay, dia hanehoanay zavatra
hianareo. Ary hoy Jonatana tamy
ny mpitondra ny fiadiany: Mana-
raha ahy, fa efa natolotry Jehovah
eo an-tànan' ny Isiraely izy. 13
Ary Jonatana nananika, nandady
tongotra aman-tànana, ary nanaraka
azy ny mpitondra ny fiadiany.

Dia lavo teo anatrehany Jonatana
ny Filistina, ary ny mpitondra ny
fiadiany namono teo aoriany. 14
Ary tokony ho roa-polo lahy no ma-
tiny aloha, izay novonoiny Jonatana
sy ny mpitondra ny fiadiany tao
anatin' ny tany tokony ho antsasaky
ny vavasa iray akera. 15 Koa nisy
hovitra tao amy ny toby tany an-
tsaha sy tamy ny vahoaka rehetra;
ary ny teo amy ny miaramila sy ny
mpandrava nangovitra koa, ary ni-
horohoro ny tany, ka dia nisy fam-
pangovitana avy tamin' Andriama-
nitra.

16 Ary ny mpitiliny Saoly ao
Gibean' ny Benjamina dia nitazana,
ka, indro, niely ny vahoaka sady
nifanaritaka be hiany.

*Ny nanenjehany Saoly sy ny Isiraely ny Filistina, sy ny nampianianany Saoly ny olona, ary ny zavatra niseho avy tamin' izany.*

17 ARY hoy Saoly tamy ny olona
teo aminy: Alaharo, ka
izahao izay niala tamintsika. Ary
nony voalahatra ny olona, dia Jona-
tana sy ny mpitondra ny fiadiany
no tsy teo. 18 Dia hoy Saoly ta-
miny Ahia: Ento etỳ ny fiaran'
Andriamanitra (fa teo amy ny Za-
nak' Isiraely ny fiaran' Andriamani-
tra fahizany [1]).

19 Ary raha Saoly mbola nire-
saka tamy ny mpisorona, dia nan-
droso sy nitombo ny tabataba terỳ
an-tobin' ny Filistina. Ary hoy
Saoly tamy ny mpisorona: Aoka
hiany. 20 Ary Saoly sy ny vaho-
aka rehetra izay teo aminy nivory,
ka dia tonga tany amy ny ady izy,
ary indreo ny Filistina nifamely
tamy ny sabany, dia izy samy izy,
ka nifanaritaka be hiany. 21 Ary
ny Hebreo izay teo amy ny Filistina
taloha ka niara-niakatra taminy ho
any an-toby *avy* tamy ny tany
manodidina dia nikambana tamy ny
Isiraely izay teo aminy Saoly sy
Jonatana koa. 22 Ary ny lehilahy
rehetra amy ny Isiraely izay niery
tany amy ny tany havoany Efraima,
raha nandre ny nandosiran' ny Filis-
tina, dia nanenjika azy fatratra koa
tamy ny ady. 23 Ary Jehovah
namonjy ny Isiraely tamin' izany
andro izany; ary tafahoatra any
Betavena ny ady.

24 Ary ory ny lehilahy amy ny
Isiraely tamin' izany andro izany,
nefa Saoly efa nampianiana ny olona
hoe: Ho voaozona anie izay olona
homan-kanina anio tontolo andro
mandra-pamaliko ny fahavaloko.
Dia tsy nisy olona nitendry hanina
na dia iray akory aza. 25 Ary ny
olona rehetra amy ny tany [2] dia
niditra ny ala; ary nisy tantely
teny ambonin' ny tany. 26 Ary
rehefa tonga teo anaty ala ny olona,
indro, nisy tantely nitsororoka; fa
tsy nisy olona sahy nanainga ny
tànany ho amy ny vavany, fa nata-
hotra ny fianianana izy. 27 Fa
Jonatana kosa tsy nandre ny nam-
pianianan-drainy ny olona; koa dia
narosony ny loha-tehiny teny an-
tànany ka natsobony teo amy ny
tantely, ary nataony teo am-bavany
ny tànany, ka dia nazava ny ma-
sony. 28 Ary nisy olona anankiray
niteny taminy ka nanao hoe: Rainao
anie ka efa nampianiana mafy ny

[1] *Na:* [Ento etỳ ny efoda. Fa nisalotra ny efoda teo anatrehan' ny Isiraely izy fahizany].
[2] *Heb.* ny tany rehetra.

olona hoe: Ho voaozona anie izay
olona homan-kanina anio; ka efa
reraka ny olona.
29 Dia hoy Jonatana: Ikaky efa
nampiditra loza tamy ny tany; koa
jereo, masìna hianareo, he! izato
fahazavan' ny masoko tamin' ilay
nanandramako kely tamin' ity tan-
tely ity. 30 Ka mainka fa raha
navela hihinanan' ny olona ny babo
azony tamy ny fahavalony, tsy ho
nahafatesana be lavitra va ny Filis-
tina? 31 Ary izy ireo namely ny
Filistina tamin' izany andro izany
hatrany Mikmasy ka hatrany Aia-
lona, ary reraka indrindra ny olona.
32 Dia nanaovan' ny olona an-
kazakazaka ny babo, ka naka ondry
aman-osy sy omby ary zanak' omby
izy, dia namono azy teo amy ny
tany, ka dia nohanin' ny olona
mbamy ny rany.
33 Ary nisy nanambara taminy
Saoly hoe: Indro, ny olona manota
aminy Jehovah, fa mihinana zavatra
mbamy ny rany izy. Ary hoy
Saoly: Efa diso hianareo, manako-
diava vato lehibe etỳ amiko anio.
34 Ary hoy koa izy: Mieleza eny
amy ny olona hianareo, ka lazao
aminy hoe: Samia mitondra ny
ombiny etỳ amiko, ary samia mi-
tondra ny ondriny, ka vonoy eto
izy, dia hano, ary aza manota aminy
Jehovah amy ny fihinanana zavatra
mbamy ny rany. Ary ny vahoaka
rehetra samy nitondra ny ombiny
niaraka taminy tamin' izany alina
izany ka namono azy teo. 35 Ary
Saoly nanao alitara ho any Jehovah;
io no alitara voalohany naoriny ho
any Jehovah.
36 Ary hoy Saoly: Andeha isika
hidina hanenjika ny Filistina anio
alina ka hamabo azy ambara-paha-
zavan' ny andro, ary tsy hasiantsika
miangana izy. Dia hoy ny olona:
Ataovy izay sitrakao. Fa hoy ny
mpisorona: Andeha isika hanatona
an' Andriamanitra etoana. 37 Ary
Saoly nanontany tamin' Andria-
manitra hoe: Hidina hanenjika ny
Filistina va aho? Hatolotrao eo an-
tànan' ny Isiraely va izy? Fa tsy
namaly azy akory Izy androtriny.
38 Ary hoy Saoly: Manatòna
etỳ, hianareo loholona rehetra, ary
fantaro ka izahao izay nahatonga
izao fahotana andro any izao? 39
Fa raha velona koa Jehovah, Izay
Mpamonjy ny Isiraely, na dia aminy
Jonatana zanako aza no hahitana
izany, dia ho faty tokoa izy. Fa
tsy nisy namaly azy ny vahoaka
rehetra.
40 Dia hoy koa izy tamy ny
Isiraely rehetra: Hianareo no aoka
ho an-daniny, ary izaho sy Jonatana
zanako kosa ho an-daniny. Ary
hoy ny vahoaka taminy Saoly:
Ataovy izay sitrakao. 41 Dia hoy
Saoly taminy Jehovah, Andriamani-
try ny Isiraely: Asehoy izay marina.
Ary Jonatana sy Saoly no notanany,
fa afaka ny olona. 42 Ary hoy
Saoly: Manaova filokana ny amiko
sy Jonatana zanako. Ary Jonatana
no notanany.
43 Dia hoy Saoly taminy Jona-
tana: Ambarao amiko izay natao-
nao. Ary Jonatana nanambara
taminy hoe: Nanandrana tantely
kely monja tamy ny tendron' ny
tehina tetỳ an-tànako aho, ary,
indro, tsy maintsy ho faty aho. 44
Dia hoy Saoly: Hataon' Andria-
manitra toy izany anie, eny, mihoatra
noho izany aza, raha tsy hatao maty
tokoa hianao, ry Jonatana.
45 Fa hoy ny vahoaka taminy
Saoly: Ho faty va Jonatana, izay
nanao izao famonjena lehibe izao
tamy ny Isiraely? Sanatria izany!
Raha velona koa Jehovah, tsy hisy
na dia ny singam-bolony iray akory
aza ho latsaka amy ny tany, fa
niara-niasa tamin' Andriamanitra
izy andro any. Ary ny vahoaka
namonjy any Jonatana, ka dia tsy
maty izy. 46 Ary Saoly niakatra
rehefa avy nanenjika ny Filistina;
ary ny Filistina kosa dia lasa nan-
kany amy ny taniny.

*Ny ady nataony Saoly, sy ny filazana ny amy ny taranany.*

47 ARY Saoly nahazo ny fanja-
kany Isiraely ary niady
tamy ny fahavalony rehetra mano-
didina, dia tamy ny Moaba sy ny
taranaky Amona sy ny Edomita sy
ny mpanjakany Zoba ary ny Filis-
tina; ary izay nalehany rehetra dia
resiny avokoa. 48 Ary namory
miaramila izy, dia namely ny Ama-
lekita ka namonjy ny Isiraely tamy
ny tànan' izay namabo azy.
49 Ary izao no zanakalahiny
Saoly: Jonatana sy Jisvy sy Malki-
soa; izao kosa no anaran' ny zanani-
vavy roa: ny anaran' ny vavimatoa
Meraba, ary ny anaran' ny faravavy
Mikala. 50 Ary ny anaran' ny va-
diny Saoly dia Ahinoama, zanaka-
vaviny Ahimaza; ary ny anaran'
ny komandin' ny miaramilany dia
Abnera, zanaky Nera, rahalahin-
drainy Saoly. 51 Ary Kisy no
rainy Saoly; ary Nera, rainy Ab-
nera, dia zanaky Abiela.
52 Ary mafy ny ady tamy ny
Filistina tamy ny androny Saoly
rehetra; koa raha nisy olona ma-
tanjaka sy mahery hitany Saoly, dia
nalainy ho azy.

*Ny tsy nahatanterahany Saoly ny tenin' Andriamanitra ny amy ny handringanana ny Amalekita, sy ny nandavan' Andriamanitra azy tamin' izany.*

XV. ARY hoy Samoela taminy
Saoly: Jehovah naniraka
ahy hanosotra anao ho mpanjakan'
ny Isiraely olony; koa ankehitriny
mihainoa ny teniny Jehovah hianao.
2 Izao no lazainy Jehovah, Tompon'
ny maro: Hovaliako izay nataon'
ny Amalekita tamy ny Isiraely, dia
ny nanotrehany azy tany an-dàlana,
fony izy niakatra avy tany Egypta.
3 Koa mandehana ankehitriny, ka
mameleza ny Amalekita, ary aringa-
no [1] izay rehetra mety ho azy, ka aza
asiana miangana, fa vonoy avokoa,
na lahy na vavy, na ankizy madi-
nika, na zaza minono, na omby, na
ondry aman-osy, na rameva, na
boriky.
4 Ary Saoly namory ny olona ka
nandamina azy tao Telaima, dia roa
hetsy ny mandeha an-tongotra, ary
iray alina ny lehilahy amy ny Joda.
5 Ary Saoly dia tonga tao an-tanà-
nan' ny Amalekita ka nanotrika tao
an-dohasaha.
6 Ary hoy Saoly tamy ny Kenita:
Andeha miala hianareo, ka midìna
hiala amy ny Amalekita, fandrao
miaraka aringako aminy hianareo,
fa hianareo nanisy soa ny Zanak'
Isiraely rehetra, fony izy nivoaka
avy tany Egypta. Ka dia niala
tamy ny Amalekita ny Kenita.
7 Ary Saoly namely ny Amalekita
hatrany Havila amy ny làlana man-
kany Sora izay tandrifiny Egypta.
8 Ary azony sambobelona Agaga,
mpanjakan' ny Amalekita, fa ny
vahoaka rehetra kosa dia naringany [2]
tamy ny lelan-tsabatra. 9 Fa Saoly
sy ny olona tsy namono any Agaga
sy izay tsara indrindra tamy ny
ondry aman-osy sy ny omby sy ny
mifahy sy ny zanak' ondry ary izay
tsara rehetra, fa tsy foiny ho narin-
gana [2] ireny; fa ny ratsy rehetra sy
izay tsy tiany kosa dia naringany [2]
hiany avokoa.
10 Ary tonga taminy Samoela ny
teniny Jehovah hoe: 11 Manenina
Aho noho ny nanaovako any Saoly
ho mpanjaka, fa niala tamy ny
fanarahana Ahy izy ka tsy naha-
tanteraka ny teniko. Dia tezitra
Samoela ka nitaraina taminy Jeho-
vah mandritra ny alina.
12 Ary nifoha maraina koa Sa-
moela hitsena any Saoly, dia nisy
nilaza taminy Samoela hoe: Saoly
efa tonga tao Karmela, ary, indro,
izy nanorina fahatsiarovana ho azy,

[1] *Heb.* ataovy herema. [2] *Heb.* nataony herema.

dia nihodina ka nandroso nidina ho
any Gilgala.
13 Ary Samoela tonga teo aminy
Saoly, dia hoy Saoly taminy: Hota-
hiny Jehovah anie hianao; efa
nahatanteraka ny teniny Jehovah
aho. 14 Fa hoy Samoela: Inona
anefa izany fibarareoky ny ondry
aman-osy ren' ny sofiko izany sy
ny fimàmàn' ny omby reko? 15
Ary hoy Saoly: Avy tany amy ny
Amalekita no nitondrany ireny, fa
ny olona namela izay ondry aman-
osy sy omby tsara indrindra mba
hovonoina hatao fanatitra ho any
Jehovah Andriamanitrao, fa ny sisa
dia naringanay [1] hiany avokoa.
16 Dia hoy Samoela taminy Saoly:
Aoka izay, fa hambarako aminao
izay nolazainy Jehovah tamiko
halina. Ary hoy izy taminy: Am-
barao ary. 17 Dia hoy Samoela:
Na dia noheverinao ho kely aza ny
tenanao, moa tsy tonga lohan' ny
fireneny Isiraely va? Ary Jehovah
nanosotra anao ho mpanjakan' ny
Isiraely; 18 ary Jehovah naniraka
anao ka nanao hoe: Mandehana, ka
aringano [2] avokoa ny Amalekita
mpanota, ary miadia aminy ambara-
paharingany. 19 Koa nahoana hia-
nao no tsy nihaino ny feony Jehovah,
fa nanao an-kazakazaka tamy ny
babo ka nanao izay ratsy eo imasony
Jehovah?
20 Fa hoy Saoly taminy Samoela:
Efa nihaino ny feony Jehovah hiany
aho ka nandeha tamin' izay nanira-
hany Jehovah ahy ary nitondra any
Agaga, mpanjakan' ny Amalekita,
sady nandringana ny Amalekita re-
hetra. 21 Nefa nangalan' ny olona
ondry aman-osy sy omby ny babo, dia
izay soa avy tamy ny zavatra harin-
gana,[3] mba hovonoina hatao fanati-
tra ho any Jehovah Andriamanitrao
ao Gilgala.
22 Fa hoy Samoela: Sitraky Je-
hovah moa ny fanatitra odorana sy
ny fanatitra hafa alatsa-dra mihoatra
noho ny mihaino ny feony Jehovah?
He! ny manaraka no tsara noho ny
fanatitra, ary ny mihaino no tsara
noho ny saboran' ondrilahy. 23 Fa
ny miodina dia toy ny heloka amy
ny fankatovana, ary ny ditra dia
toy ny manompo sampy sy terafima.
Satria nandà ny teniny Jehovah
hianao, dia nolaviny tsy ho mpan-
jaka kosa.
24 Ary hoy Saoly taminy Sa-
moela: Efa nanota aho, fa efa nan-
dika ny teniny Jehovah sy ny teni-
nao; fa natahotra ny vahoaka aho
ka nihaino ny feony. 25 Koa anke-
hitriny, masìna hianao, mamelà ny
heloko, ary miverena amiko indray
mba hiankohofako eo anatrehany
Jehovah. 26 Fa hoy Samoela ta-
miny Saoly: Tsy hiverina aminao
aho; fa hianao efa nandà ny teniny
Jehovah, ary Jehovah kosa efa
nandà anao tsy ho mpanjakan' ny
Isiraely intsony.
27 Ary nony nihodina handeha
Samoela, dia nohazoniny Saoly ny
sisin' akanjony ka triatra. 28 Dia
hoy Samoela taminy Saoly: Efa
notriariny Jehovah kosa ho afaka
aminao andro any ny fanjakany
Isiraely ka efa nomeny ny namanao
izay tsara noho hianao. 29 Ary
koa, ny Tokin' ny Isiraely tsy mba
handainga na hanenina, fa tsy olona
Izy ka hanenina.
30 Fa hoy Saoly: Efa nanota aho
izao, kanefa, masìna hianao, mba
omeo voninahitra eo anatrehan' ny
loholoko sy eo anatrehan' ny Isiraely
aho, ary andeha re hiara-miverina
amiko indray mba hiankohofako eo
anatrehany Jehovah Andriamani-
trao. 31 Ary Samoela dia niverina
nanaraka any Saoly indray, ary
Saoly niankohoka teo anatrehany
Jehovah.
32 Dia hoy Samoela: Entonareo
eto amiko Agaga, mpanjakan' ny
Amalekita. Ary Agaga nankeo
aminy sady falifaly ka nanao hoe:

[1] *Heb.* nataony herema. [2] *Heb.* ataovy herema. [3] *Heb.* hatao herema.

Lasa tokoa ny fangidian' ny faha-
fatesana. 33 Fa hoy Samoela: Toy
ny tsy nampananan' ny sabatrao
zanaka ny vehivavy no tsy hananan'
ny reninao zanaka kosa ao amy ny
vehivavy. Dia notetitetehiny Sa-
moela teo anatrehany Jehovah tao
Gilgala Agaga.

34 Ary Samoela nankany Rama;
fa Saoly kosa niakatra tany amy ny
tranony tao Gibeany Saoly. 35
Ary Samoela tsy namangy any
Saoly intsony ambara-pahafatiny;
fa Samoela nalahelo any Saoly.
Ary Jehovah nanenina noho ny
nanaovany any Saoly ho mpanjakan'
ny Isiraely.

*Ny nanosorana any Davida ho mpanjakan' ny Isiraely.*

XVI. ARY hoy Jehovah taminy
Samoela: Mandra-paho-
viana no hahalahelovanao any Saoly,
nefa Izaho efa nandà azy tsy ho
mpanjakan' ny Isiraely; fenoy
diloilo ny tandrokao, ka mandehana,
fa hirahiko ho any aminy Jese
Betlehemita hianao; fa efa nahita
mpanjaka ho Ahy ao amy ny zanany
Aho. 2 Fa hoy Samoela: Hataoko
ahoana no fandeha; fa raha reny
Saoly izany, moa tsy hovonoiny va
aho? Ary hoy Jehovah: Mitondrà
ombivavy kely hianao, ka lazao hoe:
Avy hamono zavatra hatao fanatitra
ho any Jehovah aho. 3 Ary antsoy
Jese mba ho any amy ny fanatitra,
ary Izaho no hampahafantatra anao
izay hataonao; ka dia hohosoranao
ho Ahy izay holazaiko aminao.

4 Ary Samoela nanao izay nola-
zainy Jehovah, dia tonga tao Betle-
hema. Ary nitsena azy amin-kovi-
tra ny loholona tao an-tanàna ka
nanao hoe: Fihavanana va no iha-
vianao? 5 Ary hoy izy: Fihava-
nana; avy hamono zavatra hatao
fanatitra ho any Jehovah aho; ha-
masino ny tenanareo, ary andeha
hiaraka amiko ho any amy ny
fanatitra. Dia nohamasininy Jese
sy ny zanany ka nasainy ho any
amy ny fanatitra.

6 Ary nony tonga ireo, dia nijery
any Eliaba izy ka nanao hoe: Ny
voahosotry Jehovah tokoa ity eto
anatrehany. 7 Fa hoy Jehovah
taminy Samoela: Aza mijery ny
tarehiny na ny hahavon' ny tsanga-
nany, fa efa nolaviko izy; fa tsy
mba toy ny fijerin' ny olona *no
fijeriny Jehovah;* fa ny olona mijery
ny miseho eo ivelany, fa Jehovah
kosa mijery ny fo. 8 Ary Jese
niantso any Abinadaba ka nampan-
dalo azy teo anatrehany Samoela.
Fa hoy izy: Tsy ity no nofidiny Je-
hovah. 9 Ary Jese dia nampandalo
any Sama indray. Fa hoy izy: Tsy
ity no nofidiny Jehovah. 10 Ary
Jese nampandalo fito lahy tamy ny
zanany teo anatrehany Samoela.
Fa hoy Samoela taminy Jese: Tsy
nofidiny Jehovah ireto.

11 Ary hoy Samoela taminy Jese:
Tapitra eto avokoa va ny zanakao-
lahy rehetra? Dia hoy izy: Ny
faralahy no sisa, fa miandry ondry
izy. Ary hoy Samoela taminy Jese:
Maniraha haka azy, fa tsy hipe-
traka hihinana isika ambara-paha-
tongany eto. 12 Dia naniraka izy
ka nitondra azy hiditra. Ary mena
volo[1] izy sady bary maso no tsara
tarehy. Ary hoy Jehovah: Mitsan-
gàna, hosory izy, fa io no izy. 13
Ary Samoela nandray ny tandroka
feno diloilo ka nanosotra azy teo
amy ny rahalahiny; ary ny Fana-
hiny Jehovah dia nilatsaka taminy
Davida hatramin' iny andro iny.
Dia nitsangana Samoela ka nan-
kany Rama.

14 Fa ny Fanahiny Jehovah efa
niala taminy Saoly, ary nisy fanahy
ratsy avy tany aminy Jehovah nam-
pahatahotra azy. 15 Ary hoy ny
mpanompony Saoly taminy: Indro,
ankehitriny misy fanahy ratsy avy
any amin' Andriamanitra mampa-

[1] *Na:* tendron-tava.

hatahotra anao. 16 Aoka ny tom-
ponay ankehitriny handidy anay
mpanomponao izay eto anatrehanao,
dia hitady olona mahay mitendry
lokanga izahay; ary rehefa misy
fanahy ratsy avy any amin' Andria-
manitra tonga aminao, dia hitendry
amy ny tànany izy, ka dia ho tsara
hiany hianao. 17 Ary hoy Saoly
tamy ny mpanompony: Mizahà ary
olona izay mahay mitendry tsara,
ka ento etỳ amiko. 18 Dia namaly
ny anankiray amy ny zatovony ka
nanao hoe: Indro, ny anankiray
amy ny zanaky Jese Betlehemita no
hitako mahay mitendry, sady lehi-
lahy mahery sy mpanafika izy ary
mahay mandaha-teny sy lehilahy
tsara tarehy, ary Jehovah momba
azy.

19 Ary Saoly dia naniraka tany
aminy Jese ka nanao hoe: Iraho
hankaty amiko Davida zanakao izay
miandry ondry. 20 Ary Jese naka
mofo tokony ho zakan' ny boriky
iray sy divay iray siny hoditra sy
zanak' osy, ka nampitondrainy any
Davida zanany ho any Saoly ireo.
21 Ary Davida tonga tany aminy
Saoly ka nitoetra teo anatrehany;
ary tiany indrindra izy, ka dia tonga
mpitondra ny fiadiany. 22 Ary
Saoly naniraka tany aminy Jese
nanao hoe: Masìna hianao, avelao
Davida hitoetra eo anatrehako, fa
efa mahita fitia amiko izy. 23 Ary
raha nisy fanahy avy tany amin'
Andriamanitra tonga tao aminy
Saoly, dia noraisiny Davida ny
lokanga ka notendren' ny tànany;
ka dia velombelona sady nanaritra
Saoly, ary ny fanahy ratsy niala
taminy.

*Ny aminy Davida sy Goliata.*

XVII. ARY ny Filistina namory
ny miaramilany hiady,
ka tafavory tao Soko any Joda izy
ary nitoby teo anelanelany Soko sy
Azeka, dia tao Efesa-damima. 2
Ary Saoly sy ny lehilahy amy ny
Isiraely dia tafavory ka nitoby teo
amy ny lohasaha Elaha ary nilahatra
hiady amy ny Filistina. 3 Ary ny
Filistina dia teo am-pita teo amy ny
tendrombohitra iray, ary ny Isiraely
kosa teo am-pita teo amy ny ten-
drombohitra iray, ary lohasaha no
elanelany.

4 Ary nisy lehilahy iray mpihantsy
ady nivoaka avy teny amy ny tobin'
ny Filistina, Goliata avy any Gata
no anarany; enina hakiho sy irain-
jehy no halavany. 5 Ary nisatroka
fiarovan-doha varahina izy, ary
niakanjo fiarovan-tratra,[1] ka ny
lanjan' ny akanjony varahina dia
diny arivo sekely. 6 Ary nanao
fiarovan-dranjo varahina tamy ny
tongony izy ary lefompohy varahina
teo an-damosiny. 7 Ary ny haben'
ny zaran-defony dia tahaka ny vodi-
tenon' ny mpanenona; ary ny lela-
lefony dia vy lanjan-tsekely enin-
jato; ary nisy nitondra ny ampinga
lehibe nandeha teo alohany.

8 Ary nijanona izy, dia niantso
ny miaramilan' ny Isiraely ka nanao
taminy hoe: Nahoana hianareo no
mivoaka hilahatra hiady? Tsy Filis-
tina va aho, ary hianareo kosa mpa-
nompony Saoly? Mifidiana lehilahy
iray hianareo, ary aoka izy hidina
etỳ amiko. 9 Raha tàhiny maharesy
ahy izy ka mahafaty ahy, dia ho
mpanomponareo izahay; fa raha
resiko kosa izy ka matiko, dia ho
mpanomponay hianareo ka hanompo
anay. 10 Ary hoy ilay Filistina:
Izaho efa nihaika ny miaramilan' ny
Isiraely andro any; amoahy lehilahy
iray aho hiady amiko. 11 Ary raha
reny Saoly sy ny Isiraely rehetra
izany tenin' ilay Filistina izany,
dia nivadi-po izy ka raiki-tahotra
loatra.

12 Ary Davida dia zanak' ilay
Efratita avy any Betlehema-joda
atao hoe Jese, izay nanana zanaka
valo mirahalahy; ary Jese dia efa

[1] *Vy na varahina nifanindritsindry lany tahaka ny kiran' ny hazandrano.*

zoki-olona sy anti-panahy tamy ny
androny Saoly; 13 ary ny zokiny
telo lahy tamy ny zanaky Jese lasa
nanaraka any Saoly nankany an-tafika; ary ny anaran' ny zanany
telo lahy lasa nankany an-tafika dia
Eliaba, lahimatoa, sy Abinadaba,
lahiaivo, ary Sama no fahatelony;
14 ary Davida no faralahy; ary izy
telo lahy zokiny lasa nanaraka any
Saoly; 15 fa Davida kosa nivoivoy
avy tany aminy Saoly hiandry ny
ondrin-drainy tany Betlehema.

16 Ary ilay Filistina nanatona
marain-tsy hariva ka niseho efa-polo andro.

17 Ary hoy Jese taminy Davida
zanany: Ento ity lango eran' ny
efaha ity sy ireto mofo folo ireto
ho any ny rahalahinao; ka dia
atero faingana ho any an-toby ho
any amy ny rahalahinao. 18 Ary
ento ho any ny mpifehy arivony
ireto fromazy didiny folo ireto, dia
izahao na tsara hiany ny rahalahinao,
na manao ahoana, ary itondray izay
hahafantarako ny toeny aho.

19 Ary Saoly sy izy telo lahy
mbamy ny lehilahy rehetra amy ny
Isiraely dia teo amy ny lohasaha
Elaha niady tamy ny Filistina. 20
Dia nifoha maraina koa Davida ka
namela ny ondriny hotandreman'
olona, ary naka *ny entany* izy ka
lasa nandeha araka ny nandidiany
Jese azy; ary tonga teo amy ny
sehatra-sariety izy; ary ny antokon'
ny miaramila izay efa hivoaka hilahatra dia nanakora hiady tamin'
izay. 21 Fa ny Isiraely sy ny
Filistina efa nilahatra hiady ka
nifanatrika ny miaramila.

22 Ary Davida namela ny entany
teo an-tànan' ny mpiambina entana,
dia nihazakazaka nankeny amy ny
laharan' ny miaramila, ary tonga ka
nanontany ny amin' izay toetry ny
rahalahiny. 23 Ary raha mbola
niresaka taminy izy, indro, tamy
niakatra avy teo amy ny laharan'
ny miaramilan' ny Filistina ilay
mpihantsy ady, lehilahy Filistina
avy any Gata, Goliata no anarany;
ary niteny tahaka ny teo aloha
hiany izy, ka reny Davida. 24 Ary
ny lehilahy rehetra amy ny Isiraely,
raha nahita io lehilahy io, dia nandositra azy, fa natahotra indrindra
izy.

25 Ary hoy ny lehilahy amy ny
Isiraely: Efa hitanareo va io lehilahy miakatra io? Hihaika ny
Isiraely no iakarany; koa izay lehilahy mahafaty io dia hataon' ny
mpanjaka manan-karem-bevava, ary
dia homeny koa ny zanani-vavy ho
vadiny, sady tsy hampandoavinketra amy ny Isiraely ny taranadrainy.

26 Ary hoy Davida tamy ny
olona teo anilany: Ahoana sy ahoana ange no hatao amin' izay lehilahy
mahafaty io Filistina io ka mahafatondromaso ny Isiraely? Fa zinona
moa io Filistina tsy mifora io, no
dia hihaika ny miaramilan' Andriamanitra velona? 27 Ary ny olona
namaly hoe: Izany ka izany no
hatao amin' izay lehilahy mahafaty
azy.

28 Ary Eliaba zokiny nandre
azy niteny tamy ny olona, dia nirehitra taminy Davida ny fahatezerany, ka hoy izy: Nahoana hianao
no midina etỳ? Ary amin' iza moa
no namelanao ireny ondry vitsy
ireny any an-efitra; fantatro ny
avonavonao sy ny faharatsian' ny
fonao, fa hizaha ny ady no idinanao
etỳ. 29 Ary hoy Davida: Moa
maninona aho izao? Mba miteny
aho, ka nahoana moa? 30 Ary
niala teo aminy hankany amy ny
sasany koa izy ka niteny tahaka
ny teo; ary ny olona namaly azy
tahaka ny teo hiany indray.

31 Ary nony ren' ny olona ny
teny izay nataony Davida, dia nambarany taminy Saoly; ka dia naniraka naka azy izy. 32 Ary hoy
Davida taminy Saoly: Aoka tsy ho
ketraka amin' ilehio ny fon' ny
olona; fa ny mpanomponao handeha
hiady amin' io Filistina io. 33 Fa

hoy Saoly tàminy Davida: Tsy to-
hanao ny handeha hiady amin' io
Filistina io, satria mbola zaza hianao,
fa izy efa mpiady hatrizay niainany.
34 Fa hoy Davida taminy Saoly:
Ny mpanomponao niandry ny ondrin-
drainy, ary nisy liona sy bera tonga
tao ka nahalasa zanak' ondry teo
amy ny ondry; 35 dia nanenjika
azy aho ka namely azy, ary azoko
teny am-bavany ilay zanak' ondry;
ary nony handramatra ahy izy, dia
nohazoniko tamy ny somony, ary
nasiako ka matiko. 36 Ny liona
sy ny bera samy novonoin' ny mpa-
nomponao; ary io Filistina tsy
mifora io dia ho tahaka ny anan-
kiray amin' ireny, satria nihaika ny
miaramilan' Andriamanitra velona
izy. 37 Ary hoy koa Davida: Je-
hovah, Izay namonjy ahy tamy ny
tànan' ny liona sy ny bera, Izy no
hamonjy ahy amy ny tànan' io
Filistina io. Dia hoy Saoly taminy
Davida: Mandehana, ary homba
anao anie Jehovah.
38 Ary Saoly nampiakanjo any
Davida ny akanjo fiadiany ary
nanisy fiarovan-doha varahina tamy
ny lohany sy nampiakanjo azy
akanjo fiarovan-tratra.[1] 39 Ary
Davida namehy ny sabany tamy ny
akanjo fiadiany, dia nanandrana
handeha; fa tsy mbola nahazatra
azy izany, ka hoy izy taminy Saoly:
Tsy afa-mandeha amin' ireto aho, fa
tsy mbola nahazatra ahy; ary dia
nesoriny Davida izany. 40 Dia
nitondra ny tehiny teny an-tànany
izy sady nifidy vato kilonjy dimy
tao amy ny lohasahan-driaka, ka
nataony tao anatin' ny kitapo fitòn-
dran' ny mpiandry ondry, izay teny
aminy, ary ny antsamotadiny koa
teny an-tànany; dia nanatona ilay
Filistina izy. 41 Ary ilay Filistina
nandroso nanatona any Davida, sady
teo alohany ilay lehilahy mitondra
ny ampinga lehibe.
42 Ary nony nijerijery any
Davida ilay Filistina ka nahita azy,
dia nianjonanjona taminy, fa tanora
izy sady mena volo[2] no tsara
tarehy. 43 Ary hoy ilay Filistina
taminy Davida: Alika angaha aho,
no hatonin' ialahy amy ny tehina?
Ary nanozona any Davida tamin'
ireo andriamaniny ilay Filistina 44
sady nanao taminy Davida hoe:
Avia etỳ amiko, dia homeko ny
voro-manidina sy ny bibi-dia ny
nofon' ialahy.
45 Fa hoy kosa Davida tamin'
ilay Filistina: Hianao manatona
ahy amy ny sabatra sy ny lefona
ary ny lefompohy; fa izaho kosa
manatona anao amy ny anarany
Jehovah, Tompon' ny maro, Andria-
manitry ny miaramilan' ny Isira-
ely, Izay efa nohaikainao. 46 Anio
no hanolorany Jehovah anao amy
ny tànako, ary hamely anao aho
ka hanapaka ny lohanao, dia ho-
meko ny voro-manidina sy ny bibi-
dia ny fatin' ny miaramilan' ny
Filistina anio, mba ho fantatry ny
tany rehetra fa manana Andriama-
nitra *tokoa* ny Isiraely. 47 Ary ho
fantatr' izao fiangonana rehetra izao
fa tsy sabatra sy lefona no amonjeny
Jehovah; fa any Jehovah ny ady,
ary hanolotra anareo ho eo an-
tànananay Izy.
48 Ary nony niainga ilay Filistina
ka nanatona hitsena any Davida,
dia nandroso faingana Davida ka
nihazakazaka ho eo amy ny laharan'
ny miaramila hitsena ilay Filis-
tina. 49 Ary natsofoky Davida
tao an-kitapo ny tànany, ka naka
vato tao izy, ka dia nalefany tamy
ny antsamotady, ka nahavoa ilay
Filistina tamy ny handriny, ary
nilentika tamy ny handriny ny
vato, dia potraka niankohoka tamy
ny tany izy. 50 Toy izany no nan-
dreseny Davida ilay Filistina tamy
ny vaton' antsamotady, fa namely
ilay Filistina izy ka nahafaty azy,
—ary tsy nisy sabatra teny an-

[1] *Izahao and.* 5. [2] *Na:* tendron-tava.

tànany Davida. 51 Dia nihazaka-
zaka Davida ka nitsangana teo
anilan' ilay Filistina, dia nalainy ny
sabatr' ilehio ka notsoahany tamy
ny tranony, dia namonoany azy sy
nanapahany ny lohany.

Ary nony hitan' ny Filistina fa
maty ilay lehilahy maheriny, dia
vaky nandositra izy. 52 Ary ny
lehilahy amy ny Isiraely sy ny Joda
dia nitsangana ka nanakora sy na-
nenjika ny Filistina hatrany akai-
kiny Gay [1] sy ny vavahadiny Ekro-
na; ary izay voa tamy ny Filistina
dia niampatrampatra teny amy ny
làlana mankany Saraima ary hatrany
Gata ka hatrany Ekrona. 53 Ary
ny Zanak' Isiraely niverina avy
nanenjika mafy ny Filistina ka
namabo ny tobiny koa. 54 Ary ny
lohan' ilay Filistina dia noraisiny
Davida ka nentiny tany Jerosalema;
fa ny fiadiany napetrany tao amy
ny lainy.

*Ny nitoerany Davida tao aminy Saoly, sy ny nialonany Saoly azy.*

55 ARY nony nahita any Davida
nandeha hiady tamy ny
Filistina Saoly, dia hoy izy taminy
Abnera, komandin' ny miaramila:
Ry Abnera, zanak' iza moa iny zaza
iny? Ary hoy Abnera: Raha velona
koa ny ainao, ry mpanjaka, tsy
fantatro velively. 56 Ary hoy ny
mpanjaka: Anontanionao na zanak'
iza na zanak' iza iny zaza iny? 57
Ary nony niverina avy namono ilay
Filistina Davida, dia nalainy Abnera
izy ka nentiny teo anatrehany Saoly,
ary mbola teny an-tànany hiany ny
lohan' ilay Filistina. 58 Dia hoy
Saoly taminy: Zanak' iza moa hia-
nao, ry zatovo? Ary hoy Davida:
Zanaky Jese Betlehemita mpanom-
ponao aho.

XVIII. Ary rehefa nitsahatra ni-
teny taminy Saoly izy, dia
raiki-pitia taminy Davida ny fana-
hiny Jonatana, ka tia azy hoatra ny
tenany mihitsy izy. 2 Ary Saoly
nandray azy tamin' izany andro
izany ka tsy namela azy hody tany
amy ny tranon-drainy intsony. 3
Ary Davida sy Jonatana nanao
fanekena noho ny fitiavany Jona-
tana azy toy ny tenany. 4 Ary
nesoriny Jonatana ny akanjony ive-
lany izay teny aminy ka nomeny
any Davida mbamy ny akanjo fia-
diany sy ny sabany sy ny tsipìkany
ary ny fehin-kibony koa aza.

5 Ary Davida nanafika ka hita
fa hendry tamin' izay rehetra nani-
rahany Saoly azy; ka dia nataony
Saoly mpifehy ny miaramila izy sady
nankasitrahan' ny vahoaka rehetra
sy ny mpanompony Saoly koa.

6 Ary nony tonga ny olona tamy
ny niverenany Davida avy namono
ilay Filistina, dia nivoaka ny vehi-
vavy avy tamy ny tanànan' ny
Isiraely rehetra ka nihira sy nan-
dihy nitsena any Saoly mpanjaka
tamy ny ampongatapaka sy ny fifa-
liana ary ny kipantsona.[2] 7 Ary
ny vehivavy mpandihy dia nihira
hoe:

Saoly nahafaty arivoarivo;
Fa Davida nahafaty alinalina.

8 Dia tezitra indrindra Saoly, fa tsy
sitrany izany teny izany, ka hoy
izy: Ny any Davida nataony alina-
lina lahy, fa ny ahy kosa nataony
arivoarivo hiany; koa ny fanjakana
hiany no sisa tsy mbola azony. 9
Ary Saoly hatramin' izany andro
izany dia nangarika any Davida.

10 Ary nony ampitson' iny dia
nisy fanahy ratsy avy tany amin'
Andriamanitra nilatsaka taminy
Saoly, ka dia maola tao an-trano
izy; ary Davida nitendry lokanga
tamy ny tànany tahaka ny fanaony
isan-andro hiany, ary nisy lefona
teny an-tànany Saoly. 11 Dia na-
toraky Saoly ny lefona; fa hoy izy:
Hamely any Davida aho, ka hataoko
miboroaka mihatra amy ny rindrina.

---

[1] *Na:* [Gata]. [2] *Na:* varahina telo zoro.

Fa Davida nisoroka indroa teo ana-
trehany.
12 Ary Saoly natahotra any
Davida, satria Jehovah nomba azy,
fa Saoly kosa efa nialany. 13 Koa
dia nesoriny Saoly tsy ho eo aminy
Davida, ary nataony mpifehy arivo,
dia nitarika ny olona nivoaka sy
niditra izy. 14 Ary Davida dia
hita fa hendry tamin' izay rehetra
nataony, ary Jehovah nomba azy.
15 Ary nony hitany Saoly fa hendry
dia hendry Davida, dia natahotra
azy izy. 16 Fa ny Isiraely sy ny
Joda rehetra kosa tia any Davida,
satria nitondra azy nivoaka sy
niditra izy.
17 Ary hoy Saoly taminy Davida:
Indro homeko ho vadinao Meraba
vavimatoako, koa mahereza ho ahy
anefa hianao, ary miadia ny adiny
Jehovah (Fa hoy Saoly: Aoka tsy
ny tànako no hamely azy, fa aoka
ny tànan' ny Filistina no hamely
azy). 18 Fa hoy Davida taminy
Saoly: Zinona moa aho, ary manao
ahoana no toetry ny mpianakavin'
ny raiko ao amy ny Isiraely, no ho
vinanton' ny mpanjaka aho?. 19
Kanjo nony tamy ny andro tokony
ho namoahana any Meraba, zanaka-
vaviny Saoly, ho vadiny Davida,
dia nomena ho vadiny Adriela
Meholatita izy.
20 Fa Mikala, zanakavaviny Saoly
kosa tia any Davida; ary nisy na-
nambara izany taminy Saoly, ka
sitraky Saoly izany. 21 (Fa hoy
Saoly: Homeko azy izy, mba ho
fandrika aminy ka hamelezan' ny
tànan' ny Filistina azy.) Dia hoy
Saoly taminy Davida: Fanindroan'
ny maha-vinantoko anao izao.[1]
22 Ary Saoly nandidy ny mpa-
nompony hoe: Miresaha mangin-
gina aminy Davida, ka ataovy hoe:
Indro, tian' ny mpanjaka hianao,
ary ny mpanompony rehetra tia
anao; ka dia maneke hiany ho
vinanton' ny mpanjaka hianao. 23
Ary ny mpanompony Saoly nilaza
izany teny izany taminy Davida.
Fa hoy Davida: Moa ataonareo ho
zavatra kely izany ho vinanton' ny
mpanjaka? Tsy hitanareo va fa
izaho dia olona malahelo sady tsy
manan-daza? 24 Ary ny mpanom-
pony Saoly nilaza taminy hoe:
Izany no navaliny Davida. 25 Dia
hoy Saoly: Izao no holazainareo
aminy Davida: Ny mpanjaka tsy
mila harena be ho vodiondry, fa ny
mariky ny fahafatesan'[2] ny Filistina
zato lahy hiany, mba ho famaliana
ny fahavalony. Kanjo hevitry Saoly
hahafaty any Davida amy ny tànan'
ny Filistina izany.
26 Ary rehefa nambaran' ny
mpanompony Saoly taminy Davida
izany teny izany, dia sitraky Davida
ny ho vinanton' ny mpanjaka. Ary
raha tsy mbola tapitra ny fetr'
andro, 27 dia niainga Davida, ary
nandeha izy sy ny olony ka nahafaty
Filistina roan-jato lahy, ary Davida
nitondra ny mariky ny fahafatesany[2]
ka nanisa azy teo anatrehan' ny
mpanjaka mba haha-vinanton' ny
mpanjaka azy. Dia nomeny Saolyho
vadiny Davida Mikala zanani-vavy.
28 Ary Saoly nahita sy nahalala
fa Jehovah nomba any Davida; ary
Mikala zanani-vavy tia azy. 29
Ary dia vao mainka natahotra any
Davida Saoly; ka dia tonga fahava-
lony Davida mandrakariva izy.
30 Ary ireo andrianan' ny Filis-
tina dia nanafika; ary isaky ny
nanafika izy, dia Davida no hita fa
hendry noho ny mpanompony Saoly
rehetra, ka dia nisandratra ny ana-
rany.

*Ny nifonany Jonatana ho any Davida, sy ny nitadiavany Saoly indray hahafaty azy, ary ny nandosirany Davida nankany aminy Samoela.*

XIX. ARY Saoly niresaka taminy
Jonatana zanany sy

[1] *Na:* Izy roa vavy izao dia samy maha-vinantoko anao avokoa. [2] *Heb.* saron-tsotsoka.

tamy ny mpanompony rehetra ny
amin' izay hahafaty any Davida.
Fa Jonatana, zanaky Saoly, kosa
tia dia tia any Davida. 2 Ary
Jonatana nanambara taminy Da-
vida hoe: Saoly raiko mitady ha-
mono anao; koa, masìna hianao,
tandremo ny tenanao rahampitso
maraina, ary mitoera amin' izay
fitoerana mangingina, ka miere; 3
ary izaho hivoaka ka hitsangana eo
anilan' ikaky amy ny saha izay
misy anao, dia hiresaka aminy ny
aminao; koa izay hitako dia ham-
barako aminao.
4 Ary Jonatana nilaza soa any
Davida taminy Saoly rainy, ka hoy
izy taminy: Aoka ny mpanjaka tsy
hanisy ratsy any Davida mpanom-
pony, fa izy tsy nanisy ratsy anao,
sady nahasoa anao indrindra ny
nataony; 5 fa izy efa nanao ny
ainy tsy ho zavatra ka namono ny
Filistina, ary Jehovah nahavita fa-
monjena lehibe ho any ny Isiraely
rehetra; hianao nahita izany ka
faly; koa nahoana no dia hanota
handatsaka ra marina hianao ka
hahafaty foana any Davida?
6 Ary Saoly nihaino ny teniny
Jonatana ka nianiana hoe: Raha
velona koa Jehovah, dia tsy hatao
maty izy. 7 Ary Jonatana niantso
any Davida ka nanambara izany
rehetra izany taminy, dia nitondra
any Davida ho eo aminy Saoly, ka
dia nitoetra teo anatrehany tahaka
ny teo aloha hiany indray izy.
8 Ary mbola nisy ady hiany;
dia nivoaka Davida ka niady tamy
ny Filistina ary nahafaty betsaka,
ka dia nandositra azy ireny.
9 Ary nisy fanahy ratsy avy tany
aminy Jehovah tonga tao aminy
Saoly, raha nipetraka tao an-tranony
izy sy nitana ny lefony teny an-
tànany; ary Davida nitendry lo-
kanga tamy ny tànany. 10 Ary
Saoly nihendry hamely any Davida
tamy ny lefona, ka hataony miboroa-
ka mihatra amy ny rindrina; fa
izy nisoroka niala teo anatrehany
Saoly, ka ny rindrina no voan' ny
lefona; dia nandositra Davida ka
afaka tamin' iny alina iny hiany.
11 Ary Saoly naniraka olona
hankany amy ny tranony Davida
hiambina azy hahafaty azy raha
maraina; fa Mikala, vadiny Davida,
nilaza taminy hoe: Raha tsy ma-
monjy ny ainao anio alina hianao,
dia hatao maty raha maraina. 12
Ary Mikala nampidina any Davida
tamy ny varavarankely; ka dia
lasa nandositra izy ka afaka. 13
Ary nalainy Mikala ny sampy,[1] dia
napetrany teo amy ny farafarany,
ka nosaronany makarakara volon'
osy ny lohany, dia norakofany ny
lamba izy. 14 Ary nony naniraka
haka any Davida Saoly, dia hoy ny
vavy: Marary izy. 15 Ary Saoly
naniraka ny olona hizaha any Da-
vida indray ka nanao hoe: Ento
miakatra atỳ amiko amy ny farafara
izy hovonoiko. 16 Dia niditra ny
iraka, kanjo, indro, ny sampy [1] no
teo am-parafara, ary voasaron' ilay
makarakara volon' osy ny lohany.
17 Dia hoy Saoly taminy Mikala:
Nahoana hianao no namitaka ahy
toy izany ka nandefa ny fahavaloko,
ary afa-nandositra izy? Fa hoy
Mikala taminy Saoly: Hoy izy
tamiko: Avelao aho handeha, fan-
drao hovonoiko hianao?
18 Dia nandositra Davida ka
afaka ary tonga tany aminy Samo-
ela tany Rama, dia nambarany azy
izay rehetra nataony Saoly taminy;
ary nandeha izy sy Samoela ka
nonina tany Naiota.
19 Ary nisy nanambara taminy
Saoly hoe: Indro, Davida ao Naiota
any Rama. 20 Ary Saoly naniraka
olona hisambotra any Davida; ary
nony hitan' ireo ny mpaminany ta-
fangona sy maminany ary Samoela
mitsangana eo ho lohany, dia tonga
tamy ny iraky Saoly ny Fanahin'

[1] *Heb.* terafima.

Andriamanitra, ka dia mba naminany koa izy. 21 Ary nony nisy nanambara izany taminy Saoly, dia naniraka olon-kafa izy, ary ireo koa dia mba naminany. Ary Saoly naniraka olon-kafa indray fanintelony, nefa naminany hiany koa ireo.

22 Ary dia lasa nankany Rama koa ny tenany, ary tonga tao amy ny lavaka lehibe famorian-drano izay ao Seko izy ka nanontany hoe: Aiza Samoela sy Davida? Ary hoy ny anankiray: Indreo ao Naiota any Rama izy. 23 Dia nankany Naiota any Rama Saoly, ary tonga tao aminy koa ny Fanahin' Andriamanitra, dia nandroso izy sady naminany teny am-pandehanana ambarapahatongany tany Naiota any Rama. 24 Ary nanaisotra ny fitafiany koa izy ka mba naminany tahaka ny sasany teo anatrehany Samoela, ary izy nandry nitanjaka mandritra iny andro sy alina iny. Koa izany no nanaovan' ny olona hoe: 'Saoly koa moa mba isan' ny mpaminany?'

*Ny faran' ny nitadiavany Jonatana hampihavana an-drainy aminy Davida.*

XX. ARY Davida nandositra niala tao Naiota any Rama, dia tonga ka nilaza teo anatrehany Jonatana hoe: Inona no nataoko? Inona no heloko? Ary inona no fahotako teo anatrehan-drainao, no dia mitady ny aiko izy? 2 Ary hoy izy taminy: Sanatria izany! Tsy ho faty hianao; indro, tsy misy tsy ambaran' ikaky ahy izay ataony na be na kely, ary hataon' ikaky ahoana no fanafina izany zavatra izany amiko? Tsy misy izany. 3 Ary Davida mbola nianiana indray nanao hoe: Fantatry ny rainao marimarina fa efa mahita fitia eo imasonao aho, ka hoy izy: Aoka tsy ho fantatry Jonatana izany, fandrao malahelo izy; fa raha velona koa Jehovah, ary raha velona koa ny fanahinao, toa iray dia monja no anelanelako sy ny fahafatesana.

4 Dia hoy Jonatana taminy Davida: Na inona na inona no angatahinao, dia hataoko aminao izany. 5
Ary hoy Davida taminy Jonatana: Indro, ho tsinam-bolana rahampitso, ary izaho tokony hiara-mipetraka hihinana amy ny mpanjaka; nefa avelao aho handeha hiery any antsaha ambara-pihavin' ny afaka ampitso harivariva. 6 Koa raha hitan' ny rainao fa tsy eo aho, dia ataovy hoe: Niera fatratra tamiko Davida mba hikaretsaka kely hankany Betlehema tanànany; fa misy fanatitra fanao amin' izy mianakavy rehetra isan-taona any. 7 Ary raha lazainy hoe: Tsara izany, dia fiadanana no ho any ny mpanomponao; fa raha tezitra mafy kosa izy, dia aoka ho fantatrao tsara fa misy ratsy ifofoany ahy. 8 Koa mamindrà fo amy ny mpanomponao; fa nampanaovinao ny fanekeny Jehovah aminao ny mpanomponao; nefa raha manan-keloka aho, dia aoka hianao hiany no hahafaty ahy, fa nahoana no ho entinao any amy ny rainao aho?

9 Fa hoy Jonatana: Sanatria raha hahazo anao izany! Fa raha fantatro tokoa fa misy ratsy ifofoan' ikaky anao, dia hambarako aminao mihitsy izany.

10 Dia hoy Davida taminy Jonatana: Iza no hanambara izany amiko, na hampandre ahy izay teny sarotra havalin-drainao anao?[1] 11
Ary hoy Jonatana taminy Davida: Andeha ary isika hivoaka any antsaha. Dia nivoaka tany an-tsaha izy roa lahy.

12 Ary hoy Jonatana taminy Davida: Jehovah, Andriamanitry ny Isiraely, *anie ho vavolombelona!* Rehefa fotorako tsara rahampitso na afaka ampitso toy izao ny hevitry ny raiko, ka hitako fa misy soa ho any Davida, ka tsy maniraka any

[1] *Na:* Iza anefa no hanambara amiko, raha tàhiny mamaly sarotra anao rainao?

aminao aho sy manambara izany
aminao, 13 dia hataony Jehovah
toy izany anie Jonatana, eny, mihoa-
tra noho izany aza ; fa raha kasain'
ny raiko kosa ny hanisy ratsy anao,
dia hambarako aminao izany, ka
halefako hianao mba handehananao
soa aman-tsara ; ary homba anao
tahaka ny tamy ny raiko anie Je-
hovah. 14 Ary raha mbola velona
hiany aho, dia tsy hasehonao ahy va
ny fiantrany Jehovah mba tsy haha-
faty ahy ? 15 Ary tsy hesorinao
amy ny taranako koa ny famindram-
ponao mandrakizay, eny, na dia
avy aza izay handringanany Je-
hovah ny fahavalony Davida rehe-
tra tsy ho etỳ ambonin' ny tany aza.
16 Ary dia nanao fanekena Jona-
tana ny amy ny taranaky Davida
hoe : Jehovah no hamaly ny faha-
valony Davida. 17 Ary Jonatana
nampianiana any Davida indray
noho ny fitiavany azy ; fa tiany toy
ny tenany izy.
18 Ary hoy Jonatana taminy
Davida : Rahampitso ho tsinam-
bolana ; ary ho hita fa tsy eo hianao,
fa ho foana ny fipetrahanao. 19
Koa rehefa mby amy ny andro faha-
telo dia midìna faingana hianao, ary
tongava ao amin' ilay nierenao tamy
ny andro nitrangan' ilay raharaha
iny,[1] ka mitoera ao anilan' ny vato
Ezela. 20 Ary izaho handefa zana-
tsipìka telo eo anilany, toy ny mi-
kendry marika. 21 Dia haniraka
ny zazalahy aho ka hanao hoe : Man-
dehana, izahao ny zana-tsipìka. Ka
raha lazaiko mihitsy amin' ilay zaza-
lahy hoe : Indreo eo aorianao ny
zana-tsipìka, ento etỳ, dia avia hia-
nao, fa hipetraka amy ny fiadanana
hianao, ka tsy hisy haninona anao,
raha velona koa Jehovah. 22 Fa
raha hoy kosa aho amin' ilay zaza-
lahy : Indreo eo alohanao ny zana-
tsipìka ! dia mandehana hianao, fa
Jehovah no nampandeha anao. 23
Ary ny amin' ilay noresahintsika,
dia izaho sy hianao, indro, Jehovah
no vavolombelona amiko sy aminao
mandrakizay.
24 Ary Davida niery tany an-
tsaha. Koa nony tsinam-bolana,
dia nipetraka hihinana 25 teo amy
ny fipetrahany tahaka ny isan-andro
hiany ny mpanjaka, dia teo amy ny
fipetrahana teo anilan' ny rindrina,
koa Jonatana nitsangana, fa Abnera
nipetraka teo anilany Saoly ; ary
foana kosa ny fipetrahany Davida.
26 Nefa Saoly tsy niteny na inona
na inona tamin' izany andro izany ;
fa nataony ho nisy zavatra nanjo azy,
ka tsy madio izy, eny, tsy madio izy.
27 Ary nony tamy ny andro fa-
haroa, dia ny ampitson' ny tsinam-
bolana, ka mbola foana hiany ny
fipetrahany Davida, dia hoy Saoly
taminy Jonatana zanany : Ahoana
no tsy mba nahatongavan' ny za-
naky Jese hihinana omaly sy androany ?
any ? 28 Ary Jonatana namaly
any Saoly hoe : Davida niera fatra-
tra tamiko hankany Betlehema 29
nanao hoe : Masìna hianao, aoka
handeha aho, fa izahay mianakavy
manao fanatitra any an-tanàna, ka
asain' ny rahalahiko *mankany* aho ;
koa ankehitriny, raha nahita fitia eo
imasonao aho, masìna hianao, aoka
handeha aho hamangy ny rahala-
hiko ; ka izany no tsy mba naha-
tongavany teto amy ny latabatry ny
mpanjaka.
30 Dia nirehitra taminy Jonatana
ny fahatezerany Saoly, ka hoy izy
taminy : Hianao zanaky ny vehivavy
maditra sy mpiodina, moa tsy fan-
tatro va fa mifidy ny zanaky Jese
hianao ho henatrao sy ho henatry
ny kibon' [2] ny reninao. 31 Fa raha
mbola velona etỳ ambonin' ny tany
koa iny zanaky Jese iny, dia tsy ho
tafatoetra tsara hianao na ny fanja-
kanao. Koa maniraha haka azy
hankatỳ amiko, fa meloka tokony
ho faty izy.
32 Ary Jonatana namaly any

[1] *Izahao* xix. 2, 3.

[2] *Heb.* fitanjahan'.

Saoly rainy ka nanao taminy hoe :
Nahoana no hatao maty izy? Inona
no nataony? 33 Ary Saoly nitora-
defona handefona azy, ka dia fan-
tatry Jonatana fa nofofoin' ny rainy
hovonoina Davida. 34 Dia nitsan-
gana niala teo amy ny latabatra
Jonatana, sady nirehitra ny fahate-
zerany, ka tsy nihinan-kanina izy
tamy ny ampitson' ny tsinam-bo-
lana ; fa nalahelo any Davida izy,
satria nomen-drainy henatra.

35 Ary nony maraina, dia ni-
voaka nankany an-tsaha Jonatana
tamin' ilay fotoana nataony taminy
Davida, ary nisy zazalahy kely
nanaraka azy. 36 Ary hoy Jona-
tana taminy : Mihazakazaha, ka
izahao ny zana-tsipìka alefako. Ary
nony nihazakazaka ilay zazalahy,
dia nalefany nihoatra azy ny zana-
tsipìka. 37 Ary nony efa tonga
teo amin' ilay nipetrahan' ny zana-
tsipìka nalefany Jonatana ilay zaza-
lahy, dia nantsoiny Jonatana izy
hoe : Tsy ireo alohanao ireo va ny
zana-tsipìka? 38 Ary Jonatana
niantso ilay zazalahy hoe : Hain-
gàna dia haingàna, ka aza mijanon-
janona. Ary ny zazalahiny Jona-
tana nanangona ny zana-tsipìka, dia
nankeo amy ny tompony. 39 Nefa
ilay zazalahy tsy nahalala na inona
na inona ; fa Jonatana sy Davida
hiany no nahalala ny anton' izany.
40 Dia nomeny Jonatana ilay zaza-
lahy ny fiadiany, ka hoy izy taminy :
Mandehana, ka ento ho any an-
tanàna ireto. 41 Ary nony lasa
ilay zazalahy, dia nitsangana avy
any atsimo Davida, ka niankohoka
tamy ny tany izy sady niondrika
intelo, ary nifanoroka izy roa lahy,
ka samy nitomany ; nefa ny any
Davida dia mafy loatra.

42 Ary hoy Jonatana taminy Da-
vida : Mandehana soa aman-tsara ;
fa efa nianiana tamy ny anarany Je-
hovah isika roa lahy hoe : Jehovah
no vavolombelona amiko sy aminao
ary amy ny taranako sy ny tarana-
kao mandrakizay.

XXI. Dia nitsangana Davida ka
lasa ; fa Jonatana kosa nan-
kany an-tanàna.

*Ny nandosirany Davida nankany Noba, sy ny nialany tany nankany Gata.*

2 ARY Davida tonga tany Noba,
tany aminy Ahimeleka mpi-
sorona ; ary tora-kovitra Ahimeleka,
raha nihaona taminy Davida, ka
nanao taminy hoe : Nahoana no
mandeha irery hianao, fa tsy misy
manaraka anao. 3 Dia hoy Davida
taminy Ahimeleka mpisorona : Ny
mpanjaka efa nanome raharaha ahy,
ka hoy izy tamiko : Aoka tsy ho
fantatr' olona ny raharaha nanira-
hako sy nandidiako anao ; ka dia
nasaiko nankarỳ ny zatovoko. 4
Koa inona no misy ato aminao?
Omeo mofo dimy aho ho etỳ an-
tànako, na izay misy.

5 Ary ny mpisorona namaly any
Davida hoe : Tsy misy mofo fihinana
ato amiko, fa *mofo* masina hiany no
ato, ka raha mba nifady vehivavy
ahay mantsy ny zatovo. 6 Ary
Davida namaly ny mpisorona ka
nanao taminy hoe : Eny, fa hatramy
ny hateloana efa tsy niara-nitoetra
tamim-behivavy rahateo izahay ; ary
tamin' izaho niainga dia masina ny
fanaky ny zatovo ; ary na dia tsy
masina aza ny làlana, dia hoha-
masinina anio izy noho ny fanaka.

7 Ary ny mpisorona nanome azy
mofo masina ; fa tsy nisy mofo teo,
afa-tsy ny mofo aseho, izay nalainy
teo anatrehany Jehovah, mba ha-
siana mofo mafana tamy ny andro
nanesorana azy.

8 (Nefa nisy anankiray tamy ny
mpanompony Saoly teo tamin' izany
andro izany, voahazona teo anatre-
hany Jehovah, Doega Edomita no
anarany ; lehiben' ny mpiandriny
Saoly izy.)

9 Ary hoy Davida taminy Ahime-
leka : Tsy misy lefona na sabatra
va eto aminao? fa izaho tsy niton-
dra ny sabatro na ny fiadiako etỳ

amiko, satria nahamaika ny raha-
rahan' ny mpanjaka. 10 Fa hoy
ny mpisorona : Ny sabatry Goliata
Filistina, ilay novonoinao tao amy
ny lohasaha Elaha, indro, fa mifono
lamba ao ivohon' ny efoda izy ; ka
raha iny no ho entinao, dia ento ;
fa tsy misy afa-tsy iny eto. Ary
hoy Davida : Tsy misy tahaka iny,
fa omeo ahy.

11 Ary Davida niainga nandositra
tamin' izany andro izany mba tsy
ho azony Saoly, dia nankany aminy
Akisy, mpanjakany Gata. 12 Ary
hoy ny mpanompony Akisy taminy :
Tsy ity moa no Davida, mpanjakan'
ny tany? Tsy izy va no nandihi-
zany sy nifampihirany hoe :

Saoly nahafaty arivoarivo,
Fa Davida nahafaty alina-
lina?

13 Ary dia nalatsaky Davida tao
am-pony izany teny izany, ka nata-
hotra any Akisy, mpanjakany Gata,
indrindra izy. 14 Dia nody adala
teo anatrehany izy ka nanao tahaka
ny olona very saina teo aminy, fa
nanoratsoratra teo amy ny lela-
vavahady izy, sady navelany hitso-
roroka tamy ny somony ny iviny.
15 Ary hoy Akisy tamy ny mpa-
nompony : He ! hitanareo fa very
saina io lehilahy io, ka nahoana no
nentinareo etỳ amiko izy? 16 Izaho
moa mitady olona very saina, no
nitondranareo ity olona very saina
ity mba hanondrana eto anatrehako?
Moa hiditra ato an-tranoko va ilehio?

*Ny nirenireneny Davida tany Joda sy Moaba, ary ny namonoany Saoly ny mpisorona maro.*

XXII. ARY Davida niala teo ka
nandositra nankany amy
ny zohiny Adolama ; ary nony nan-
dre izany ny rahalahiny sy ny mpia-
nakavin-drainy, dia nidina tany
aminy ireo. 2 Ary izay mahantra
rehetra sy izay mpitrosa rehetra
ary izay manana alahelo am-po rehe-
tra dia nivory tao aminy, ary izy no
tonga mpifehy azy ; ka dia tonga
tokony ho efa-jato lahy ny tao
aminy.

3 Ary Davida niala tao nankany
Mizpa any Moaba ka nanao tamy
ny mpanjakany Moaba hoe : Masìna
hianao, avelao ny raiko sy ny reniko
ho avy atỳ hitoetra etỳ aminao
ambara-pahafantatro izay hataon'
Andriamanitra amiko. 4 Ary dia
nentiny ho eo anatrehan' ny mpan-
jakany Moaba izy ireo ka nonina
teo aminy tamy ny andro rehetra
nitoerany Davida tao amy ny batery
fiarovana.

5 Ary hoy Gada mpaminany ta-
miny Davida : Aza mitoetra ao amy
ny batery fiarovana ; fa mialà, ka
mankanesa any amy ny tanin' ny
Joda. Dia nandeha Davida ka ton-
ga tany an-ala Hareta.

6 Ary reny Saoly fa hita Davida
sy ny olona nanaraka azy (nipetraka
tao Gibea teo ambanin' ny hazo
tamariska teo an-kavoana Saoly
tamin' izay sady nisy lefona teny
an-tànany, ary ny mpanompony
rehetra nitsangana teo anoloany),
7 dia hoy Saoly tamy ny mpanom-
pony izay teo anoloany : Henoy
kely, ry taranaky Benjamina : Moa
hianareo rehetra koa mba homen'
ny zanaky Jese saha sy tanim-
boaloboka, ary mba hataony mpi-
fehy arivo sy mpifehy zato hianareo
rehetra, 8 no dia miray tetika hano-
hitra ahy hianareo rehetra, ka tsy
nisy nanambara tamiko fa ny zanako
nanao fanekena tamy ny zanaky
Jese, ary tsy nisy nalahelo ahy
akory hianareo, na nanambara ta-
miko fa ny zanako efa nanome fo ny
mpanompoko ho mpanotrika ahy
tahaka ny amin' izao anio izao?

9 Ary Doega Edomita, mpifehy [1]
ny mpanompony Saoly, namaly ka
nanao hoe : Nahita ny zanaky Jese
tonga tany Noba aho tany aminy
Ahimeleka, zanaky Ahitoba. 10

[1] *Na:* izay nitsangana teo amy.

Ary Ahimeleka nanontany ho azy
taminy Jehovah sady nanome azy
vatsy; ary nomeny azy koa ny
sabatry Goliata Filistina.
11 Ary ny mpanjaka dia nani-
raka naka any Ahimeleka mpiso-
rona, zanaky Ahitoba, sy ny tarana-
drainy rehetra, izay mpisorona tao
Noba; ka dia tonga tany amy ny
mpanjaka izy rehetra. 12 Ary hoy
Saoly: Mba mihainoa hianao, ry
zanaky Ahitoba. Ary izy namaly
hoe: Inty aho, tompoko. 13 Ary
hoy Saoly taminy: Nahoana hia-
nareo no niray tetika hanohitra ahy,
dia hianao sy ny zanaky Jese, tamin'
ilay nanomezanao azy mofo sy sa-
batra ary nanontanianao ho azy
tamin' Andriamanitra hahatonga-
vany ho mpanotrika ahy tahaka ny
amin' izao anio izao?
14 Ary Ahimeleka namaly ny
mpanjaka hoe: Iza moa amy ny
mpanomponao rehetra no mba ma-
hatoky tahaka any Davida, izay
vinanton' ny mpanjaka sady mpa-
nolo-tsaina anao sy malaza ao an-
tranonao? 15 Ary vao izay va no
nanontaniako ho azy tamin' Andria-
manitra? Sanatria ahy izany! Aoka
ny mpanjaka tsy hanome tsiny ny
mpanompony na ny tarana-draiko
rehetra; fa ny mpanomponao tsy
mahalala na inona na inona ny
amin' izany rehetra izany, na kely
na be.
16 Fa hoy ny mpanjaka: Hatao
maty tokoa hianao, ry Ahimeleka,
dia hianao sy ny tarana-drainao
rehetra. 17 Ary hoy ny mpanjaka
tamy ny mpiambina [1] izay teo ano-
loany: Mihodìna, ka vonoy ny mpi-
sorony Jehovah; fa ny tànan' ireo
koa momba any Davida, satria fan-
tany hiany fa nandositra izy, nefa
tsy nambarany tamiko izany. Fa
ny mpanompon' ny mpanjaka tsy
nety naninjitra ny tànany hamely
ny mpisorony Jehovah.
18 Ary hoy ny mpanjaka taminy
Doega: Mihodìna hianao, ka asio
ny mpisorona. Ary Doega Edomita
nihodina ka namely ny mpisorona,
dia nahafaty olona dimy amby valo-
polo izay nisalotra efoda rongony
fotsy. 19 Dia nasiany tamy ny
lelan-tsabatra koa Noba, tanànan'
ny mpisorona, dia ny lehilahy sy ny
vehivavy, ny ankizy madinika sy ny
zaza minono, ny omby sy ny boriky
ary ny ondry aman-osy.
20 Ary ny anankiray tamy ny
zanaky Ahimeleka, zanaky Ahitoba,
Abiatara no anarany, dia afa-nan-
dositra ka nanaraka any Davida.
21 Ary Abiatara nanambara taminy
Davida ny namonoany Saoly ny
mpisorony Jehovah. 22 Ary hoy
Davida taminy Abiatara: Fantatro
androtriny hiany fa tao Doega Edo-
mita ka hilaza aminy Saoly tokoa;
koa izaho no anton' ny nahafaty ny
olona rehetra tamy ny tarana-
drainao. 23 Tomoera etỳ amiko,
ka aza matahotra; fa izay mika-
tsaka ny aiko no mikatsaka ny
ainao koa; fa eto amiko no haha-
voavonjy anao.

*Ny namonjeny Davida any Keila.*

XXIII. ARY nisy nanambara ta-
miny Davida hoe:
Indro, ny Filistina mamely any
Keila ka mamabo ny ao amy ny
famoloana. 2 Ary Davida nanon-
tany taminy Jehovah hoe: Handeha
hamely izao Filistina izao va aho?
Ary hoy Jehovah taminy Davida:
Mandehana, asio ny Filistina, ka
vonjeo Keila.
3 Ary hoy ny olony Davida
taminy: He! atỳ Joda aza isika
matahotra, koa mainka raha man-
kany Keila hiady amy ny miara-
milan' ny Filistina? 4 Dia nanon-
tany taminy Jehovah indray Davida.
Ary Jehovah namaly azy hoe:
Miaingà, midìna hankany Keila, fa
Izaho no hanolotra ny Filistina ho
eo an-tànanao.

[1] *Heb.* mpihazakazaka.

5 Dia lasa Davida sy ny olony
nankany Keila ary niady tamy ny
Filistina ka namabo ny ombiny
sady nahafaty olona be dia be. Ary
dia voavonjiny Davida ny mponina
tao Keila.
6 Ary raha nandositra nankany
aminy Davida tany Keila Abiatara,
zanaky Ahimeleka, dia nitondra
efoda teny an-tànany izy.
7 Ary nambara taminy Saoly fa
tonga tao Keila Davida. Dia hoy
Saoly: Andriamanitra efa nanolotra
azy ho eo an-tànako, satria efa voa-
hidy izy izao noho ny nidirany amy
ny tanàna misy vavahady mihidy.
8 Ary Saoly namory ny olona rehetra
hidina hankany Keila hanafika ka
hanao fahirano any Davida sy ny
olony.
9 Ary fantatry Davida fa Saoly
namorona sain-dratsy hamelezana
azy; dia hoy izy taminy Abiatara
mpisorona: Ento etỳ ny efoda. 10
Dia hoy Davida: Ry Jehovah, An-
driamanitry ny Isiraely ô, efa ren'
ny mpanomponao tokoa fa Saoly
mitady hankaty Keila mba handrava
ny tanàna noho ny amiko. 11 Ka
moa ny mponina etỳ Keila hanolotra
ahy ho eo an-tànany va? Hidina
etỳ va Saoly toy ny efa ren' ny
mpanomponao? Ry Jehovah, An-
driamanitry ny Isiraely ô, mifona
aminao aho, ambarao amy ny mpa-
nomponao. Ary hoy Jehovah: Hi-
dina izy. 12 Dia hoy Davida: Ny
mponina etỳ Keila hanolotra ahy sy
ny oloko ho eo an-tànany Saoly va?
Ary hoy Jehovah: Hanolotra anao
izy.
13 Ary dia niainga Davida sy ny
olony tokony ho enin-jato lahy ka
niala tao Keila ary nandeha tamin'
izay azony naleha. Ary nolazaina
taminy Saoly fa efa nandositra niala
tao Keila Davida, dia nijanona tsy
nandeha izy.
14 Ary Davida nitoetra tany an-
efitra tao amy ny batery fiarovana
sy nitoetra tany amy ny tany
havoana tany an-efitry Zifa. Ary
Saoly nitady azy isan-andro, fa An-
driamanitra tsy nanolotra azy ho eo
an-tànany.

*Ny nitoerany Davida tany an-efitry Zifa sy Maoǹa, ary ny hevitra nataon' ny Zifita hahazoany Saoly azy.*

15 ARY hitany Davida fa Saoly
nivoaka hitady ny ainy; fa
Davida dia tany an-efitry Zifa tany
anaty ala.
16 Ary Jonatana, zanaky Saoly,
niainga, dia nankany aminy Davida
tany an-ala ka nampahery ny tànany
tamin' Andriamanitra. 17 Ary hoy
izy taminy Davida: Aza matahotra,
fa tsy hahazo anao ny tànany Saoly
raiko; fa hianao no ho mpanjaka
amy ny Isiraely, ary izaho no hana-
rakaraka anao, ary fantatry Saoly
raiko koa izany. 18 Ary nanao
fanekena teo anatrehany Jehovah
izy roa lahy; ary Davida dia nitoetra
tany an-ala, fa Jonatana kosa nan-
kany an-tranony.
19 Ary niakatra nankany aminy
Saoly tany Gibea ny Zifita ka nanao
hoe: Tsy miery any aminay ao amy
ny batery fiarovana any an-ala, any
amy ny havoana Hakila, izay atsi-
mon' ny efitra, va Davida? 20 Koa
ankehitriny, ry mpanjaka, araka ny
fanirian' ny fonao hidina dia midìna
hianao, fa azonay hatolotra eo an-
tànan' ny mpanjaka izy.
21 Ary hoy Saoly: Hotahiny
Jehovah anie hianareo; fa hianareo
namindra fo tamiko. 22 Masìna
hianareo, mandehana, hevero indray,
ka tsongoy tsara ny diany, ary fan-
taro izay nahita azy tany; fa manao
saina lalina dia lalina, hono, izy.
23 Koa izahao sy fantaro tsara ny
fierena rehetra izay iereny, dia mi-
verena etỳ amiko indray hilaza
marimarina, ary izaho dia hiaraka
aminareo; koa raha mitoetra amy
ny tany izy, dia hotadiaviko eran'
ny arivony Joda rehetra.
24 Dia niainga nankany Zifa ireo
hialoha any Saoly; fa Davida sy ny

olony dia tany amy ny efitry Maona,
tamy ny tani-hay[1] atsimon' ny efitra.
25 Ary nandeha Saoly sy ny mpa-
nompony hitady azy. Ary nolazaina
taminy Davida izany, ka dia nidina
tany amy ny harambato izy ka ni-
toetra tany an-efitry Maona. Ary
nony reny Saoly izany, dia nanenjika
any Davida tany an-efitry Maona
izy. 26 Ary Saoly nandeha tamy
ny ilan' ny tendrombohitra iray, fa
Davida sy ny olony tamy ny ilany
kosa; ary niezaka mafy handositra
Davida noho ny tahony any Saoly;
fa Saoly sy ny olony saiky nahodi-
dina any Davida sy ny olony hisam-
botra azy.

27 Dia nisy iraka tonga tao aminy
Saoly nanao hoe: Avia haingana
hianao, fa ny Filistina efa manafika
ny tany. 28 Dia niverina Saoly
tamy ny nanenjehany any Davida
ary nandeha niady tamy ny Filis-
tina; ary ny anaran' izany tany
izany dia nataony hoe Sela-hamale-
kota.[2]

*Ny tsy netezany Davida hahafaty any Saoly, na dia azony tao an-johy aza.*

XXIV. ARY Davida niakatra
niala teo ka nitoetra
tao amy ny batery fiarovana tany
En-jedy. 2 Ary rehefa niverina
avy nanenjika ny Filistina Saoly,
dia nisy nanambara taminy hoe:
Indro, Davida any an-efitry En-jedy.
3 Ary Saoly naka telo arivo lahy
voafantina tamy ny Isiraely rehetra
ka lasa nitady any Davida sy ny
olony tany amy ny vatolampin' ny
osi-dia.

4 Ary tonga teo amy ny valan'
ondry tamoron-dàlana izay nisy zohy
izy, ka niditra tao Saoly mba hia-
vela; nefa Davida sy ny olony efa
nipetraka tao anatin' ny zohy. 5
Ary hoy ny olony Davida taminy:
Izao no andro nolazainy Jehovah
taminao hoe: Indro, hatolotro eo
an-tànanao ny fahavalonao hataonao
araka izay sitrakao. Dia nitsangana
Davida ka nitsaitsaika nanapaka
ny sisin' ny kapôtiny Saoly. 6 Nefa
nony efa vita izany, dia namely any
Davida ny eritreriny noho ny nana-
pahany ny sisin' ny kapôtiny Saoly,
7 ka hoy izy tamy ny olony: Sana-
tria amiko eo anatrehany Jehovah,
raha hanao izany zavatra izany amy
ny tompoko izay voahosotry Jehovah
ka haninjitra ny tànako aminy, fa
voahosotry Jehovah izy. 8 Dia
nampijanona ny mpanompony tamin'
izany teny izany Davida ka tsy na-
mela azy hitsangana hamely any
Saoly.

Ary Saoly nitsangana ka niala
tao an-johy, dia nandeha tamin'
izay nalehany. 9 Ary rehefa afaka
izany, dia mba nitsangana koa
Davida ka niala tao an-johy koa,
dia niantso any Saoly ka nanao hoe:
Ry mpanjaka tompoko ô! Ary
nony nitodika azy Saoly, dia nion-
drika tamy ny tany Davida ka
niankohoka.

10 Ary hoy Davida taminy Saoly:
Nahoana hianao no maka vavan'
olona hoe: Indro, Davida mitady
hanisy ratsy anao? 11 Indro, hitan'
ny masonao andro any ny nanolo-
rany Jehovah anao ho eo an-tànako
tao an-johy; ary nisy nilaza hevitra
hamonoana anao, saingy niantra
anao *ny masoko*, ka hoy izaho: Tsy
haninjitra ny tànako amy ny tom-
poko aho, fa voahosotry Jehovah
izy. 12 Ary koa, ry ikaky ô, jereo
dia jereo ange ny sisin' ny kapôtinao
etỳ an-tànako; fa raha nanapaka
ny sisin' ny kapôtinao aho, fa tsy
nahafaty anao, dia izahao ka fan-
taro fa tsy misy faharatsiana na
fahadisoana amy ny tànako, ary tsy
nanota taminao aho, nefa hianao
kosa mihaza ny aiko mba hahafaty
azy. 13 Jehovah no hitsara ahy sy
hianao, ary Jehovah no hamaly anao
noho ny amiko, fa ny tànako tsy

[1] *Heb.* Araba. [2] Sela-hamalekota = Harambato fandosirana.

mba haninona anao. 14 Araka ny
lazain' ny ohabolan' ny ntaolo hoe:
'Avy amy ny ratsy fanahy no ivoa-
han' ny ratsy, nefa ny tànako tsy
haninona anao.' 15 Hitady an' iza
no nivoahan' ny mpanjakan' ny
Isiraely? Iza no enjehinao? Amboa
maty; parasy iray. 16 Aoka Je-
hovah no ho mpitsara, ka dia hitsara
ahy sy hianao ary hijery sy handa-
hatra ho ahy ka hanafaka ahy amy
ny tànanao.

17 Ary nony vita izany teny na-
taony Davida taminy Saoly izany,
dia hoy Saoly: Feonao va izany, ry
Davida zanako ô? Ary Saoly nanan-
dratra ny feony ka nitomany; 18
ary hoy izy taminy Davida: Marina
noho izaho hianao; fa hianao dia
nanisy soa ahy, fa izaho kosa namaly
ratsy anao. 19 Ary hianao dia
naneho andro any ny nanaovanao
soa tamiko, fa na dia natolotry Je-
hovah teo an-tànanao aza aho, dia
tsy nahafaty ahy hianao. 20 Fa
moa raha misy olona mahazo ny
fahavalony, havelany handeha soa
aman-tsara va izy? Koa hovaliany
Jehovah soa anie hianao noho ny
nataonao tamiko andro any. 21
Ary, indro, ankehitriny fantatro fa
ho mpanjaka tokoa hianao, ary ny
fanjakan' ny Isiraely ho tafatoetra
tsara eo an-tànanao. 22 Koa mia-
niàna amiko aminy Jehovah hianao
ankehitriny fa tsy handringana ny
taranako mandimby ahy hianao, ary
tsy hovonoinao amy ny mpianakavin'
ny raiko ny anarako. 23 Ary Da-
vida dia nianiana taminy Saoly; ary
dia lasa nody Saoly, fa Davida sy ny
olony kosa niakatra nankany amy
ny batery fiarovana.

*Ny nahafatesany Samoela, ary ny aminy Nabala sy Abigaila.*

XXV. ARY maty Samoela; ary
nivory ny Isiraely re-
hetra ka nisaona azy sy nandevina
azy tao amy ny fonenany tao Rama.
Ary Davida niainga ka nidina
nankany an-efitra Parana. 2 Ary
nisy lehilahy tao Maona, ary tao
Karmela ny fananany; mpanjatobe
ralehilahy ka nanana ondry telo
arivo sy osy arivo, ary nanety ny
ondriny tao Karmela izy. 3 Nabala
no anaran-dralehilahy; ary Abigaila
no anaran' ny vavy; vehivavy hen-
dry sady tsara tarehy izy; fa ny
lahy kosa saro-po sy ratsy amin'
izay ataony; ary isan' ny taranaky
Kaleba izy. 4 Ary reny Davida
tany an-efitra fa Nabala manety ny
ondriny. 5 Dia naniraka zatovo
folo lahy Davida ka nanao taminy
hoe: Miakara any Karmela hia-
nareo, ary mankanesa any aminy
Nabala, ka miarahabà azy amy ny
anarako. 6 Ary izao no holazaina-
reo aminy: Trarantitra hianao, fia-
danana anie ho anao, ary fiadanana
ho amy ny ankohonanao, ary fiada-
nana ho amin' izay ananana re-
hetra. 7 Ary ankehitriny efa reko
fa manety ondry hianao; koa ny
mpiandry ondrinao, izay tao aminay,
tsy nasianay ratsy, ary tsy nisy
very na inona na inona tamy ny
andro rehetra nitoerany tao Kar-
mela. 8 Anontanio ny zatovonao,
fa hilaza aminao izy. Koa aoka
hahita fitia eo imasonao ny zatovo
(fa andro fifaliana no ihavianay);
masìna hianao, mba omeo amin' izay
azon' ny tànanao ireto mpanomponao
sy Davida zanakao.

9 Ary rehefa tonga ny zatovony
Davida, dia niteny taminy Nabala
tamy ny anarany Davida araka
izany teny rehetra izany izy, ka dia
nipetraka. 10 Fa Nabala namaly
ny mpanompony Davida hoe: Inona
moa Davida? Ary inona moa ny
zanaky Jese? Misy mpanompo
maro ankehitriny izay milefa miala
amy ny tompony. 11 Koa halaiko
va ny mofoko sy ny ranoko ary ny
zavatra izay efa novonoiko ho any
ny mpanety ondriko, ka homeko
izay olona tsy fantatro nihaviana
akory?

12 Dia nihodina ny zatovony
Davida ka nankany amin' izay nale-

hany; ary dia nody tany aminy
indray izy ka nanambara izany teny
rehetra izany taminy. 13 Ary hoy
Davida tamy ny olony: Samia ma-
nao ny sabatrareo eo amy ny fehin-
tsabany avy hianareo; ka dia samy
nanao ny sabany teo amy ny fehin-
tsabany avy ny olona, ary dia mba
nanao ny sabany teo amy ny fehin-
tsabany koa Davida; ary nisy to-
kony ho efa-jato lahy niakatra nana-
raka any Davida, ary roan-jato lahy
kosa nipetraka teo amy ny entana.

14 Ary Abigaila, vadiny Nabala,
dia nilazan' ny anankiray tamy ny
zatovony hoe: Indro, Davida nani-
raka olona avy tany an-efitra mba
hiarahaba ny tompontsika, nefa
nisafoaka tamin' ireny izy. 15 Fa
ireo lehilahy ireo dia nanao tsara
tokoa taminay, ka tsy naninona tsy
naninona izahay, ary tsy nisy zava-
tra very tamin' izay andro nitoe-
ranay tao aminy, fony tany an-
tsaha izahay. 16 Izy no mandanay
andro aman-alina tamy ny andro
rehetra nitoeranay niandry ondry
tao aminy. 17 Koa dia fantaro sy
hevero ankehitriny izay hataonao;
fa ratsy no ifofoany ny tompontsika
mbamy ny ankohonany rehetra; fa
Nabala dia tena ratsy fanahy, ka
tsy misy olona mahazo miteny
aminy.

18 Dia nandeha faingana Abigaila
ka naka mofo roan-jato sy divay
eran' ny tavoara [1] roa sy ondry dimy
voavoatra sy lango indimin' ny
vata [2] sy takela-boaloboka maina
zato ary ampempan' aviavy roan-
jato, dia nasampiny tamy ny boriky
izany. 19 Ary hoy izy tamy ny
zatovony: Mandehana eo alohako,
indro, izaho hanaraka anareo; nefa
Nabala vadiny tsy mba nilazany.

20 Ary tamin' izany, nony nitain-
gina ny borikiny izy ka nidina tao
amy ny takon' ny havoana, dia,
indro, Davida sy ny olony nidina
nanatona azy, ary izy nifanena
taminy. 21 Ary Davida efa nilaza
hoe: Foana tokoa ny niarovako izay
rehetra nananan' ilehiny tany an-
efitra, ka tsy nisy very na inona na
inona; fa novaliany ratsy ny soa
nataoko. 22 Mba hataon' Andria-
manitra toy izany anie ny fahava-
lony Davida, eny, mihoatra noho
izany aza, raha dia havelako hisy
miangana na dia lehilahy iray aza
izay mety ho azy ambara-pahazavan'
ny andro.

23 Ary Abigaila, raha nahita any
Davida, dia niala faingana tamy ny
boriky ary niankohoka teo anatre-
hany Davida ka nitsaoka azy. 24
Dia niankohoka tamy ny tongony
izy ka nanao hoe: Aoka ho ahy dia
ho ahy ity heloka ity, tompokolahy;
masìna hianao, avelao ny ankiziva-
vinao hiteny eto anatrehanao, ka
henoy ny tenin' ny ankizivavinao.
25 Masìna hianao, aoka ny tompoko
tsy hisaina io Nabala lehilahy tena
ratsy fanahy io, fa araka ny ana-
rany hiany no toeny; Nabala [3] no
anarany, ary hadalana no ao aminy;
fa izaho ankizivavinao tompoko, tsy
mba nahita ny zatovo nirahinao. 26
Koa ankehitriny, tompoko, raha
velona koa Jehovah, ary raha velona
koa ny fanahinao, Jehovah efa niaro
anao tsy hahazo heloka amy ny
fandatsahan-dra ary tsy hamaly ho
any ny tenanao; ary avelao ny
fahavalonao sy izay mitady hanisy
ratsy anao, tompoko, ho tahaka any
Nabala. 27 Ary izao saotra nentin'
ny ankizivavinao aminao izao, tom-
poko, dia aoka homena ny zatovo
manaraka ny tompoko. 28 Masìna
hianao, mamelà ny fahadisoan' ny
ankizivavinao, fa Jehovah hampa-
haritra ny taranaky ny tompoko
tokoa; fa ny tompoko miady ny
adiny Jehovah, ary tsy misy ratsy
ho hita aminao amy ny andro rehetra
iainanao. 29 Nefa raha misy olona
mitsangana hanenjika anao ka mi-
tady ny ainao, dia hofehezina amy

---

[1] *Na:* siny hoditra. [2] *Heb.* sea. [3] Nabala = Adala.

ny fehin' aina ao aminy Jehovah
Andriamanitra ny fanahin' ny tom-
poko, fa ny fanahin' ny fahavalonao
kosa dia hatorany toy ny eo amy ny
foitran' antsamotady. 30 Ary amin'
izany, raha Jehovah mahavita amy
ny tompoko araka ny soa rehetra
nilazany anao ka manendry anao ho
mpanapaka ny Isiraely, 31 dia tsy
ho alahelo [1] na ho nenina [1] amy ny
fon' ny tompoko izany, fa tsy nan-
datsa-dra foana hianao, na namaly
ho any ny tenanao, tompoko; fa
rehefa asiany Jehovah soa ny tom-
poko, dia mba tsarovy aho ankizi-
vavinao.

32 Ary hoy Davida taminy Abi-
gaila: Isaorana anie Jehovah, An-
driamanitry ny Isiraely, Izay nani-
raka anao hihaona amiko andro any.
33 Ary hotahiny anie ny fahendre-
nao, ary hotahiny anie hianao, izay
niaro ahy andro any tsy hahazo
heloka amy ny fandatsahan-dra ary
tsy hamaly ho any ny tenako. 34
Kanefa, raha velona koa Jehovah,
Andriamanitry ny Isiraely, Izay
niaro ahy tsy hanisy ratsy anao,
raha tsy avy faingana hitsena ahy
hianao toy izay, dia efa tsy nasiako
niangana na dia lehilahy iray aza
aminy Nabala ambara-pahazavan'
ny andro. 35 Ka dia noraisiny Da-
vida teny an-tànany ilay zavatra
nentiny, ary hoy izy taminy: Mia-
kara soa aman-tsara ho any an-
tranonao hianao; indro, efa nohe-
noiko ny feonao, ary nankasitrahako
hianao.

36 Ary Abigaila dia tonga tao
aminy Nabala; kanjo, indro, nanao
fanasana tao an-tranony izy tahaka
ny fanasan' ny mpanjaka, ary faly
ny fony Nabala tamin' izany, ary
mamo loatra izy, ka dia tsy nisy
nambaran' ny vavy taminy, na kely
na be, mandra-pahazavan' ny andro.
37 Ary nony maraina, ka afaka ny
hamamoany Nabala, dia nambaran'
ny vavy taminy izany zavatra izany,
ka dia matihena ny fony ka tonga
tahaka ny vato. 38 Ary nony
afaka hafoloana, dia nasiany Jeho-
vah Nabala, ka dia maty izy.

39 Ary nony reny Davida fa
maty Nabala, dia hoy izy: Isaorana
anie Jehovah izay niady ho ahy ka
nahafa-tondromaso ahy taminy Na-
bala sy niaro ny mpanompony tsy
hahatanteraka ny ratsy; fa ny
ratsy nataony Nabala dia nampodiny
Jehovah ho eo an-dohany hiany.
Ary Davida naniraka hiresaka ami-
ny Abigaila hila azy ho vady. 40
Ary nony tonga tany aminy Abi-
gaila tao Karmela ny mpanompony
Davida, dia hoy izy: Davida nani-
raka anay hankaty aminao hila anao
ho vadiny. 41 Dia nitsangana izy
ary niankohoka tamy ny tany ka
nanao hoe: Indro, aoka ny ankizi-
vavinao ho mpanompo hanasa ny
tongotry ny mpanompon' itompoko-
lahy. 42 Ary Abigaila nitsangana
faingana ka nitaingina boriky, ary
ankizivaviny dimy no nanaraka azy;
dia nanaraka ny iraky Davida izy,
ka dia novadiny. 43 Ary Davida
efa nanambady any Ahinoama avy
any Jezirela koa; ary samy nova-
diny avokoa izy roa vavy. 44 Fa
Saoly efa nanome any Mikala, za-
nani-vavy, vadiny Davida, ho vadiny
Palty, zanaky Laisy, avy any
Galima.

*Ny nilazan' ny Zifita taminy Saoly fanindroany izay hahazoany any Davida, sy ny tsy netezany Davida hahafaty any Saoly.*

XXVI. ARY ny Zifita tonga tao
aminy Saoly tany Gi-
bea ka nanao hoe: Tsy miery any
amy ny havoana Hakila manandrify
ny efitra va Davida? 2 Dia niainga
Saoly nidina nankany an-efitry Zifa,
nitondra telo arivo lahy voafantina
tamy ny Isiraely hanaraka azy hi-
tady any Davida any an-efitry Zifa.
3 Ary nitoby tao amy ny havoana

[1] *Heb.* fahatafintohinana.

Hakila manandrify ny efitra teo
amoron-dàlana izy. Fa Davida kosa
nitoetra tany an-efitra, ary hitany
fa tonga nanaraka azy tany an-
efitra Saoly. 4 Dia naniraka mpi-
safo Davida, ka fantany fa tonga
tokoa Saoly.
5 Dia niainga Davida ka tonga
teo amy ny nitobiany Saoly; ary
hitany Davida izay nandriany Saoly
sy Abnera, zanaky Nera, komandin'
ny miaramilany; fa Saoly nandry
teo anatin' ny sehatra-sariety,
sady nitoby manodidina azy ny va-
hoaka. 6 Ary hoy Davida taminy
Ahimeleka Hetita sy Abisay, zana-
ky Zeroia, rahalahiny Joaba: Iza
no hidina hiaraka amiko ho any
aminy Saoly any an-toby? Dia hoy
Abisay: Izaho no hidina hiaraka
aminao.
7 Ary tonga tao amy ny vahoaka
Davida sy Abisay nony alina; ary,
indro, Saoly nandry ka natory teo
anatin' ny sehatra-sariety, ary ny
lefony nitsatoka amy ny tany teo
anilan' ny lohany; fa Abnera sy ny
vahoaka nandry manodidina azy.
8 Ary hoy Abisay taminy Davida:
Efa voahidin' Andriamanitra eo an-
tànanao ny fahavalonao izao; koa,
masìna hianao, aoka holefoniko in-
dray mandeha monja hataoko mi-
boroaka amy ny tany izy, fa tsy
hamely azy indroa akory aho.
9 Fa hoy Davida taminy Abisay:
Aza mamono azy; fa iza no nanin-
jitra ny tànany tamy ny voahosotry
Jehovah ka tsy nanan-tsiny? 10
Ary hoy koa Davida: Raha velona
koa Jehovah, dia aoka Jehovah no
hamely azy; na ho tonga ny an-
drony, ka ho faty izy; na hirotsaka
ho amy ny ady izy, ka any no haha-
faty azy. 11 Sanatria amiko eo
anatrehany Jehovah, raha haninjitra
ny tànako hamely ny voahosotry
Jehovah aho; fa masìna hianao, ny
lefona eo anilan' ny lohany sy ny
tavoara fitondran-drano no alao, dia
andeha isika handeha. 12 Dia
nalainy Davida ny lefona sy ny
tavoara izay teo anilan' ny lohany
Saoly, ka dia lasa izy, ary tsy nisy
olona nahita, na nahalala, na naha-
tsiaro; fa natory izy rehetra, satria
nataony Jehovah renoky ny torimaso
izy.
13 Dia nita nankeny an-dafin-
tsaha Davida ka nijanona teo an-
tampon' ny tendrombohitra lavida-
vitra (lavidavitra hiany ny elanelan'
izy roa tonta); 14 ary Davida
niantso ny olona sy Abnera, zanaky
Nera, hoe: Tsy mamaly va hianao,
ry Abnera? Ary Abnera dia namaly
hoe: Iza moa hianao, no miantso ho
re eto anatrehan' ny mpanjaka? 15
Ary hoy Davida taminy Abnera:
Tsy lehilahy mahery va hianao, ary
iza no tahaka anao amy ny Isiraely?
Koa nahoana hianao no tsy miam-
bina ny mpanjaka tomponao, fa
nisy anankiray tamy ny olona tonga
teo hamono ny mpanjaka tomponao?
16 Tsy mety izany nataonao izany.
Raha velona koa Jehovah, dia to-
kony ho faty hianareo, satria tsy
miambina ny tomponareo, ilay voa-
hosotry Jehovah. Ary izahao ange,
fa aiza moa ny lefon' ny mpanjaka
sy ny tavoara fitondran-drano teo
anilan' ny lohany?
17 Ary fantatry Saoly ny feony
Davida, ka hoy izy: Feonao moa
izany, ry Davida zanako? Ary hoy
Davida: Feoko tokoa, ry mpanjaka
tompoko. 18 Ary hoy koa izy:
Nahoana ny tompoko no manenjika
ny mpanompony? Inona no nataoko,
ary inona no ratsy amy ny tànako?
19 Ary ankehitriny, masìna hianao,
ry mpanjaka tompoko, mihainoa ny
tenin' ny mpanomponao. Raha Je-
hovah no nanesika anao hamely
ahy, dia aoka handray fanatitra
mani-pofona Izy; fa raha zanak'
olona kosa, dia aoka ho voaozona
eo anatrehany Jehovah izy, satria
efa nandroaka ahy andro any tsy
hanana anjara amy ny lova nomeny
Jehovah izy ka nanao hoe: Mande-
hana, manompoa andriamani-kafa.
20 Koa aza avela ho latsaka amy

ny tany lavitra any Jehovah ny
rako; fa ny mpanjakan' ny Isiraely
nivoaka nitady parasy iray, tahaka
ny manenjika tsipoy eny an-tendrom-
bohitra.
21 Ary hoy Saoly: Efa nanota
aho; miverena, ry Davida zanako,
fa tsy hanisy ratsy anao intsony
aho, fa soa teo imasonao ny aiko
andro any; indro, efa nanao adala
aho ka diso indrindra.
22 Ary Davida namaly hoe:
Indro ny lefon' ny mpanjaka! koa
asaovy misy zatovo anankiray man-
kety haka azy. 23 Ny lehilahy
izay nanolorany Jehovah anao teo
an-tànany andro any dia hovaliany
araka ny fahitsiany sy ny fahamari-
nany, fa tsy nety naninjitra ny
tànako hamely ny voahosotry Je-
hovah aho. 24 Ary, indro, fa ta-
haka ny nanaovako ny ainao ho
lehibe andro any no mba hanaovany
Jehovah ny aiko ho lehibe kosa ka
hanafahany ahy amy ny fahoriana
rehetra.
25 Ary hoy Saoly taminy Davida:
Hotahina anie hianao, ry Davida
zanako; hanao dia hanao hianao
sady hahatontosa.
Dia lasa Davida, fa Saoly kosa
nitodi-doha hiverina.

*Ny nitoerany Davida tany Ziklaga tany amy ny Filistina.*

XXVII. ARY Davida nanao ana-
kampo hoe: Mbola
ho fatin' ny tànany Saoly hiany aho
indray andro any; tsy misy maha-
soa ahy afa-tsy ny mandositra hain-
gana any amy ny tanin' ny Filis-
tina, dia hamoy ahy Saoly ka tsy
hitady ahy eran' ny tanin' ny Isi-
raely intsony, dia ho afaka amy ny
tànany aho.
2 Ary niainga Davida nandeha
mbamy ny enin-jato lahy nanaraka
azy nankany aminy Akisy, zanaky
Maoka, mpanjakany Gata. 3 Ary
nitoetra tao aminy Akisy tao Gata
Davida, dia izy sy ny olony, samy
nomban' ny ankohonany avy, ary
Davida mbamy ny vadiny roa, dia
Ahinoama Jezirelita sy Abigaila
Karmelita, ilay novinadiny Nabala.
4 Ary nambara taminy Saoly fa
Davida efa nandositra nankany
Gata, ka dia tsy nitady azy intsony
izy.
5 Ary hoy Davida taminy Akisy:
Raha mahita fitia eo imasonao aho,
aoka mba homena fonenana ao amy
ny tanàna anankiray any an-tsaha
aho mba honenako any, fa nahoana
ny mpanomponao no hitoetra aminao
eto amy ny renivohitry ny fanja-
kana? 6 Dia nomeny Akisy azy
androtrizay Ziklaga; ka dia any
ny mpanjakan' ny Joda ambaraka
andro any Ziklaga. 7 Ary ny andro
nitoerany Davida tany amy ny
tanin' ny Filistina dia herintaona
sy efa-bolana.
8 Ary Davida sy ny olony nia-
katra ka nanafika ny Gesorita sy ny
Gizrita ary ny Amalekita; fa ireo
nonina tamy ny tany hatrizay ela
izay, dia hatrany akaikiny Sora,
hatramy ny tany Egypta. 9 Ary
Davida namely ny tany, ka tsy nisy
novelominy na lehilahy na vehivavy,
sady namabo ondry aman-osy sy
omby sy boriky sy rameva ary fita-
fiana izy, dia niverina nankany
aminy Akisy.
10 Ary hoy Akisy: Moa tsy
nanafika va hianareo andro any?
Dia hoy Davida: Nanafika ny tany
atsimo izay any Joda sy izay any ny
Jeramelita ary izay any ny Kenita
izahay. 11 Ary tsy nisy novelo-
miny Davida ho entiny any Gata,
na lehilahy na vehivavy; fa hoy
izy: Andrao izahay lazainy hoe:
Toy izany no nataony Davida, ary
toy izany no fanaony tamy ny andro
rehetra nitoerany tany amy ny ta-
nin' ny Filistina. 12 Ary Akisy
nino any Davida ka nanao hoe:
Efa nampangidy hoditra[1] ny tenany

[1] *Heb.* nanamaimbo.

any amy ny Isiraely olony izy, ka
dia ho mpanompoko mandrakizay.

*Ny nikambanany Davida tamy ny Filistina, sy ny nivorian' ny Filistina hiady tamy ny Isiraely, ary ny nankanesany Saoly tany amin' ilay vehivavy nanao hotsindrian-javatra.*

XXVIII. ARY tamin' izany andro
izany ny Filistina
dia namory ny miaramilany hana-
fika ny Isiraely.
Ary hoy Akisy taminy Davida:
Aoka ho fantatrao tsara fa hiara-
mivoaka amiko hanafika hianao sy
ny olonao. 2 Ary hoy Davida
taminy Akisy: Amin' izao dia ho
fantatrao tokoa izay hain' ny mpa-
nomponao hatao. Ary hoy Akisy
taminy Davida: Noho izany dia
hataoko mpiaro ny lohako mandra-
kizay hianao.
3 (Ary efa maty Samoela, ka ny
Isiraely rehetra efa nisaona azy sy
nandevina azy tao Rama, dia tao
an-tanànany. Ary efa noroahiny
Saoly hiala amy ny tany izay nanao
azy hotsindrian-javatra sy ny mpa-
nao hatsarana.)
4 Ary ny Filistina nivory, dia
tonga ka nitoby tao Sonema; fa
Saoly namory ny Isiraely rehetra,
ka nitoby tao Gilboa kosa ireo.
5 Ary Saoly, raha nahita ny
miaramilan' ny Filistina, dia raiki-
tahotra sady niemponempona ny
fony. 6 Ary Saoly dia nanontany
taminy Jehovah, fa Jehovah tsy
namaly azy, na tamy ny nofy, na
tamy ny Orima, na tamy ny mpa-
minany.
7 Ary hoy Saoly tamy ny mpa-
nompony: Itadiavo vehivavy manao
azy hotsindrian-javatra aho han-
kanesako any hanontaniako aminy.
Ary hoy ny mpanompony taminy:
Indro, misy vehivavy manao azy
hotsindrian-javatra ao Endora.
8 Dia nanova tarehy Saoly ka
nitafy fitafiana hafa, dia nandeha
izy sy ny olona roa lahy nanaraka
azy ka tonga tao amin-dravehivavy
nony alina; ary hoy izy: Masìna
hianao, manaova fankatovana ho
ahy amy ny zavatra manindry anao,
ka ampiakaro ho etỳ amiko izay
hotononiko aminao. 9 Ary hoy
ravehivavy taminy: Indro, fanta-
trao izay nataony Saoly, dia ny
nandroahany ny manao azy hotsin-
drian-javatra sy ny mpanao hatsa-
rana hiala amy ny tany, ka nahoana
hianao no mamandrika ny aiko haha-
faty ahy? 10 Ary Saoly nianiana
taminy Jehovah ka nanao taminy
hoe: Raha velona koa Jehovah, dia
tsy hisy heloka hahazo anao amin'
izao zavatra izao. 11 Dia hoy rave-
hivavy: Iza ary no hampiakariko
ho eto aminao? Ary hoy izy:
Samoela no ampiakaro ho etỳ amiko.
12 Ary hitan-dravehivavy Sa-
moela, dia nidradradradra tamy ny
feo mafy izy ka nanao taminy Saoly
hoe: Nahoana no namitaka ahy
hianao? fa hianao no Saoly. 13
Ary hoy ny mpanjaka taminy: Aza
matahotra; fa inona no hitanao?
Ary hoy ravehivavy taminy Saoly:
Andriamanitra miakatra avy amy
ny tany no hitako. 14 Ary hoy
izy taminy: Manao ahoana no
endriny? Dia hoy izy: Lehilahy
antitra no miakatra sady mikapôty
izy. Ary fantatry Saoly fa Samoela
izay, dia niondrika tamy ny tany
izy ka niankohoka.
15 Ary hoy Samoela taminy
Saoly: Nahoana no korontaninao
aho ka ampiakarinao? Dia hoy
Saoly: Tery loatra aho, fa miady
amiko ny Filistina, ary Andria-
manitra efa nahafoy ahy ka tsy
mamaly teny ahy intsony, na amy
ny mpaminany, na amy ny nofy;
koa izany no nampanalako anao
mba hampahalalanao ahy izay ha-
taoko.
16 Ary hoy Samoela: Nahoana
no manontany amiko hianao, nefa
Jehovah efa mahafoy anao ka tonga
fahavalonao. 17 Fa Jehovah efa
nanao ho Azy araka ny nampilazainy

ahy; fa efa nendahany hiala amy
ny tànanao ny fanjakana ka nomeny
any Davida namanao. 18 Satria
tsy nihaino ny feony Jehovah hianao
ka tsy nahatanteraka ny fahateze-
rany mirehitra tamy ny Amalekita,
dia izany no nanaovany Jehovah
izao zavatra izao taminao andro
any. 19 Ary hiaraka hatolotry
Jehovah ho eo an-tànan' ny Filis-
tina ny tenanao sy ny Isiraely; ary
rahampitso dia ho atỳ amiko hianao
sy ny zanakao; ary ny miaramilan'
ny Isiraely koa dia hatolotry Je-
hovah eo an-tànan' ny Filistina.
20 Dia lavo niampatra tamy ny
tany niaraka tamin' izay Saoly ka
raiki-tahotra indrindra noho ny
teniny Samoela; sady efa tsy nisy
hery intsony izy, satria tsy nihinan-
kanina indray andro sy indray alina
maninjitra.
21 Ary nankao aminy Saoly ra-
vehivavy ka nahita azy ory indrin-
dra, dia nanao taminy hoe: Indro,
ny ankizivavinao nihaino ny feonao,
dia nanao ny aiko tsy ho zavatra
aho ka nihaino ny teninao izay nola-
zainao tamiko. 22 Koa ankehitriny,
masìna hianao, mba henoy kosa ny
tenin' ny ankizivavinao, ary aoka
aho handroso sombin-kanina kely eo
anoloanao; dia hano izany mba ha-
hatanjaka anao, raha handeha amy
ny alehanao hianao. 23 Fa tsy
nety izy, fa hoy izy: Tsy hihinana
aho. Fa ny mpanompony sy rave-
hivavy mbola nanery azy hiany, ka
dia nihaino ny feony izy. Dia ni-
tsangana izy ka nipetraka teo am-
parafara. 24 Ary ravehivavy na-
nana zanak' omby mifahy tao an-
trano; dia nandeha haingana izy ka
namono izany, ary naka koba izy,
dia nofetafetainy ka nendasiny ho
mofo tsy misy masirasira. 25 Ary
narosony teo anoloany Saoly sy teo
anoloan' ny mpanompony izany; dia
nihinana izy ireo, ary dia niainga
ka lasa nandeha tamin' iny alina
iny hiany.

*Ny nanesorana any Davida tsy hia-
raka tamy ny miaramilan' ny
Filistina.*

XXIX. ARY ny Filistina dia na-
mory ny miaramilany
rehetra ho ao Afeka; fa ny Isiraely
kosa nitoby teo anilan' ny loharano
ao Jezirela.
2 Ary ireo andrianan' ny Filistina
nandroso nitarika ny miaramilany
isan-jato sy isan-arivo; fa Davida
sy ny olony kosa nandroso teo aori-
ana niaraka taminy Akisy. 3 Ary
hoy ireo andrianan' ny Filistina:
Haninona moa ireto Hebreo ireto?
Ary hoy Akisy tamin' ireo andrianan'
ny Filistina: Tsy io va no Davida,
mpanompony Saoly, mpanjakan' ny
Isiraely, ilay tatỳ amiko elaela
hiany izay, ary tsy hitako izay
tsininy hatrizay nialany niandany
tamiko ka mandraka andro any?
4 Dia tezitra taminy ireo andria-
nan' ny Filistina ka nanao taminy
hoe: Avereno hiany ilehio ho any
amy ny fonenany izay efa nomenao
azy, fa aza avela hidina hiaraka
amintsika hiady izy, fandrao ho
tonga fahavalontsika raha miady;
fa amin' inona no hahazoan' io
sitraka amy ny tompony? Tsy
amy ny lohan' ireto olona ireto va?
5 Tsy io moa no Davida, izay nan-
dihizany sy nanaovany hira mifa-
maly hoe:

Saoly nahafaty arivoarivo,
Fa Davida nahafaty alina-
lina?

6 Ary Akisy niantso any Davida
ka nanao taminy hoe: Raha velona
koa Jehovah, marina hianao, sady
sitrako ny iarahanao miditra sy
mivoaka amiko eto an-toby, fa tsy
hitako izay tsininao hatrizay naha-
tongavanao teto amiko ka mandraka
andro any; nefa kosa tsy sitrak'
ireo andriana ireo hianao. 7 Koa
miverena, ary mandehana soa aman-
tsara, mba tsy hanaovanao izay tsy
sitrak' ireo andrianan' ny Filistina.
8 Fa hoy Davida taminy Akisy:

Inona no nataoko, ary inona no
hitanao tamy ny mpanomponao ha-
trizay nitoerako taty aminao ka
mandraka andro any, no tsy haha-
zoako mandeha hiady amy ny faha-
valon' ny mpanjaka tompoko? 9
Ary Akisy namaly any Davida hoe:
Fantatro fa tsara eo imasoko tahaka
ny anjelin' Andriamanitra hianao;
nefa ireo andrianan' ny Filistina no
nanao hoe: Tsy hiara-miakatra
amintsika hiady izy. 10 Koa mifo-
haza maraina koa hianao mbamy ny
mpanompon' ny tomponao izay na-
naraka anao; ary rehefa mifoha
maraina hianareo, ka mazava ny
andro, dia mandehana.
11 Ary Davida sy ny olony nifoha
maraina koa handeha maraina hive-
rina any amy ny tanin' ny Filistina.
Ary ny Filistina dia niakatra nan-
kany Jezirela.

*Ny namaliany Davida ny Amalekita noho ny nandravany any Ziklaga.*

XXX. ARY nony tonga teo Zik-
laga Davida sy ny
olony tamy ny andro fahatelo, dia,
indro, ny Amalekita efa nanafika
ny tany atsimo sy Ziklaga ka namely
any Ziklaga sy nandoro azy tamy
ny afo; 2 ary efa namabo ny vehi-
vavy *sy* izay *rehetra* tao izy, na
lehibe na kely, nefa tsy nisy novo-
noiny na dia iray aza; fa nentiny
ho babo ireo, ka lasa nandeha izy.
3 Ary Davida sy ny olony tonga
tao amy ny tanàna, ary, indro, efa
levon' ny afo ny tanàna; ary ny
vadiny mbamy ny zanani-lahy sy ny
zanani-vavy efa lasan-ko babo.
4 Ary Davida sy ny mpanaraka
azy dia nanandratra ny feony nito-
many ambara-paha-tsy nahatomany
intsony izy. 5 Ary voababo koa
izy roa vavy vadiny Davida, dia
Ahinoama Jezirelita sy Abigaila,
ilay novinadiny Nabala Karmelita.
6 Ary ory indrindra Davida, fa ny
olona nifampitaona hitora-bato azy,
satria samy nalahelo ny zanani-lahy
sy ny zanani-vavy ny olona rehetra;
fa Davida kosa nampahery ny tenany
taminy Jehovah Andriamaniny.
7 Ary hoy Davida taminy Abia-
tara mpisorona, zanaky Ahimeleka:
Masìna hianao, ento etỳ amiko ny
efoda. Dia nentiny Abiatara teo
aminy Davida ny efoda. 8 Ary
Davida nanontany taminy Jehovah
hoe: Henjehiko va izany jirika
izany? Ho tratro va izy? Dia
namaly azy Jehovah hoe: Enjeho
izy, fa ho tratrao tokoa ary ho
rarakao.
9 Dia lasa Davida sy ny enin-
jato lahy izay nanaraka azy ka
tonga teo amy ny renirano Besora,
ary teo no nijanonan' ny sasany. 10
Ary Davida sy ny efa-jato lahy no
nanenjika; fa ny roan-jato lahy
kosa, izay reraka ka tsy afaka nita
ny renirano Besora, dia nijanona
tany aoriana.
11 Ary nahita lehilahy Egyptiana
tany an-tsaha ny olona, ka nentiny
tany aminy Davida; ary nomeny
hanina ralehilahy, ka nihinana izy,
ary nampisotroiny rano koa izy. 12
Ary nomeny ampempan' aviavy iray
didy sy voaloboka maina roa sam-
paho izy; ary rehefa nihinana izy,
dia nody indray ny ainy; fa hate-
loan' andro sy hateloan' alina izy
tsy nihinan-kanina na nisotro rano.
13 Ary hoy Davida taminy: An'
iza moa hianao, ary avy taiza? Ary
hoy izy: Zatovo Egyptiana, mpa-
nompon' ny Amalekita anankiray,
aho; ary narian' ny tompoko aho,
fa narary afaka omaly. 14 Izahay
efa nanafika ny tany atsimo izay
any ny Keretita sy ny any Joda
ary ny tany atsimo izay any Kaleba
ary nandoro any Ziklaga tamy ny
afo.
15 Ary hoy Davida taminy: Hi-
tondra ahy midina ho amin' izany
jirika izany va hianao? Ary hoy
izy: Mianiàna amiko amin' Andria-
manitra fa tsy hamono ahy hianao
na hanolotra ahy ho eo an-tànan'
ny tompoko, dia hitondra anao mi-

dina ho amin' izany jirika izany
aho.
16 Ary nony nentiny nidina izy,
indreo, miely eran' ny tany izy ka
homana sy misotro ary milanona
noho ny haben' ny babo rehetra
izay azony tamy ny tanin' ny Filis-
tina sy ny tanin' ny Joda. 17 Ary
Davida namely azy tamin' iny
takariva iny ka hatramy ny ampitso
hariva; ary tsy nisy olona afaka,
afa-tsy zatovo efa-jato lahy izay
nitaingina rameva ka nandositra.
18 Dia raraky Davida izay rehetra
efa nobaboin' ny Amalekita; ary
dia azony Davida koa ny vadiny
roa. 19 Ary tsy nisy zavatra tsy
azony, na kely na be, na zazalahy
na zazavavy, na inona na inona
tamin' izay nobaboin' ireny; izany
rehetra izany dia azony Davida
avokoa. 20 Ary Davida naka ny
ondry aman-osy sy ny omby rehe-
tra; ary nentiny nialoha ny omby
*hafa* ireo, sady nisy niantso hoe:
Itony no babony Davida.
21 Ary Davida tonga teo amy ny
roan-jato lahy, izay reraka ka tsy
afaka nanaraka azy, fa najanony
teo amy ny renirano Besora; ary
dia nandeha ireo hitsena any Davida
sy ny olona nanaraka azy; ary nony
tonga teo akaikin' ny olona Davida,
dia nanontany izay toeny. 22 Dia
niteny ny olona sompatra sy tena
ratsy fanahy rehetra avy nanaraka
any Davida ka nanao hoe: Satria
tsy mba niaraka tamintsika ireo,
dia tsy hanomezantsika azy ny babo
izay azontsika, afa-tsy ny vadiny
aman-janany isany avy; fa ireo no
aoka ho entiny, dia handeha izy.
23 Fa hoy Davida: Aza manao
izany amin' izay nomeny Jehovah
antsika, ry rahalahy; fa niaro an-
tsika Izy, ary natolony teo an-
tànantsika ny jirika izay tonga
namely antsika. 24 Koa iza no
hanaiky anareo amin' izany? Fa
tahaka ny anjaran' izay nidina
hiady hiany no ho anjaran' izay
nitoetra tamy ny entana: hiara-
misalahy izy. 25 Dia izany no
fanao hatramin' izany andro izany,
ka dia natao didy sy lalàna tamy
ny Isiraely izany ambaraka andro
any.
26 Ary raha tonga tao Ziklaga
Davida, dia mba nanaterany ho any
ny loholon' ny Joda sakaizany ny
babo ka nataony hoe: Inty izay
saotra ho anareo avy amy ny babo
azo tamy ny fahavalony Jehovah,
27 dia ho an' izay ao Betela sy izay
any Ramata amy ny tany atsimo sy
ho an' izay ao Jatira 28 sy ho an'
izay ao Aroera sy ho an' izay ao
Sifmota sy ho an' izay ao Estemoa
29 sy ho an' izay ao Rakala sy ho
an' izay any an-tanànan' ny Jera-
melita sy ho an' izay any an-tanànan'
ny Kenita 30 sy ho an' izay ao
Horma sy ho an' izay ao Korasana
sy ho an' izay ao Ataka 31 sy ho
an' izay ao Hebrona ary ho an' izay
any amy ny tany rehetra nande-
handehanany Davida sy ny olony.

*Ny nahafatesany Saoly sy ny zanany,*
*ary ny nandevenana azy.*

XXXI. ARY ny Filistina niady
tamy ny Isiraely, ary
nandositra teo anoloan' ny Filistina
ny lehilahy amy ny Isiraely, ary
niampatrampatra teny an-tendrom-
bohitra Gilboa ny faty. 2 Ary ny
Filistina nanenjika mafy any Saoly
sy ny zanany, ka matin' ny Filistina
Jonatana sy Abinadaba ary Malki-
soa, zanaky Saoly. 3 Ary mafy ny
ady taminy Saoly, dia nifanehatra
tamy ny mpandefa tsipìka izy; ary
raiki-tahotra indrindra izy noho ny
mpandefa tsipìka. 4 Ary hoy Saoly
tamy ny mpitondra ny fiadiany:
Tsoahy ny sabatrao, ka tsatohy
miboroaka aho, fandrao avy irerỳ
tsy mifora irerỳ ka hotsatohany
miboroaka aho, dia hataony ho fiho-
mehezana. Nefa tsy nety ny mpi-
tondra ny fiadiany, fa natahotra
loatra izy. Dia nalainy Saoly ny
sabatra ka nianjerany. 5 Ary rehefa
hitan' ny mpitondra ny fiadiany fa

maty Saoly, dia mba nianjera tamy
ny sabany koa izy ka niara-maty
taminy. 6 Ka dia niara-maty an-
drotrizay hiany Saoly sy ny zanany
telo lahy sy ny mpitondra ny fiadiany
ary ny olony rehetra.

7 Ary nony hitan' ny lehilahy
amy ny Isiraely teny an-dafin' ny
lohasaha sy teny an-dafiny Jordana
fa nandositra ny lehilahy amy ny
Isiraely, ary maty Saoly sy ny
zanany, dia niala tao an-tanàna izy
ka nandositra; ary dia tonga ny
Filistina ka nonina tao.

8 Ary nony ampitso, raha tonga
haka ny zavatra teo amy ny maty
ny Filistina, dia nahita any Saoly
sy ny zanany telo lahy niampatram-
patra teo an-tendrombohitra Gil-
boa izy. 9 Ary notapahiny ny
lohany, sady nalainy ny fiadiany,
ary dia naniraka tany amy ny tanin'
ny Filistina manodidina izy hanam-
bara izany zavatra mahafaly izany
ao amy ny tranon' ny sampiny sy
amy ny olona. 10 Dia napetrany
tao amy ny tranony Astarta ny
fiadiany; ary ny fatiny nohomboany
teo amy ny màndany Beti-sana.

11 Ary nony ren' ny mponina
tany Jabesi-gileada izay nataon' ny
Filistina taminy Saoly, 12 dia niain-
ga ny lehilahy mahery rehetra ka
nandeha mandritra ny alina ary
naka ny fatiny Saoly sy ny fatin'
ny zanany teo amy ny màndany
Beti-sana; ary tonga tao Jabesy izy
ka nandoro azy tao. 13 Ary nen-
tiny ny taolany ka naleviny tao
ambanin' ilay hazo tamariska tao
Jabesy, ary dia nifady hanina hafi-
toana izy.

---

# SAMOELA FAHAROA.

---

*Ny nataony Davida, rehefa nahare ny nahafatesany Saoly, sy ny hira fisaonana nentiny nisaona azy.*

I. ARY nony maty Saoly, ary
niverina avy namono ny
Amalekita Davida, dia nitoetra in-
droa andro tao Ziklaga izy. 2 Ary
tamy ny andro fahatelo, indro, nisy
lehilahy iray tonga avy tany amy
ny miaramilany Saoly, triatra ny
akanjony sady nihosin-tany ny lo-
hany; ary rehefa tonga teo aminy
Davida izy, dia niankohoka tamy ny
tany ka nitsaoka.

3 Ary hoy Davida taminy: Avy
taiza moa hianao? Dia hoy izy
taminy: Afaka nandositra avy tany
amy ny tobin' ny Isiraely aho. 4
Ary hoy Davida taminy: Nanao
ahoana izay tany? Masìna hianao,
ambarao amiko. Dia hoy izy: Ny
olona nandositra tamy ny ady, ary
be koa ny miampatrampatra sy
maty, ary maty koa Saoly sy Jona-
tana zanany.

5 Ary hoy Davida tamin' ilay
zatovo niteny taminy: Ahoana no
nahafantaranao fa maty Saoly sy
Jonatana zanany. 6 Dia nanam-
bara taminy ilay zatovo nanao hoe:
Sendra tao an-tendrombohitra Gil-
boa aho, ary, indro, Saoly nitehina
tamy ny lefony; ary, indreo, ny
kalesy sy ny mpitaingin-tsoavaly
nanenjika azy mafy. 7 Dia nihe-
rika izy ka nahita ahy; ary niantso
ahy izy, ka hoy izaho: Inty aho.
8 Ary hoy izy tamiko: Iza moa
hianao? Dia hoy izaho taminy:
Amalekita aho. 9 Ary hoy indray
izy tamiko: Masìna hianao, hatòny
kely aho, ka vonoy, fa marary mi-
vonkina ozatra aho; fa mbola ato
anatiko hiany ny aiko. 10 Dia
nanatona azy aho ka namono azy,

satria fantatro fa tsy ho velona izy,
rehefa resy,[1] ka dia nalaiko ny sa-
troboninahiny teo an-dohany sy ny
fehin-tànana teo amy ny sandriny,
ka nentiko etỳ amy ny tompoko
izany.
11 Dia noraisiny Davida ny fita-
fiany ka notriariny; ary dia mba
nanao toy izany koa ny olona re-
hetra teo aminy. 12 Ary nisaona
sy nitomany sy nifady hanina am-
bara-paharivan' ny andro izy noho
ny aminy Saoly sy Jonatana zanany
sy ny olony Jehovah ary ny tara-
naky Isiraely, satria lavon-tsabatra
ireny.
13 Ary hoy Davida tamin' ilay
zatovo nanambara taminy: Avy
aiza hianao? Ary hoy izy: Zanaky
ny vahiny Amalekita aho. 14 Dia
hoy Davida taminy: Nahoana hia-
nao no tsy natahotra haninjitra ny
tànanao hamono ny voahosotry Jeho-
vah? 15 Dia niantso zatovo anan-
kiray Davida ka nanao hoe: Hatòny
io, ka vonoy; dia nasiany izy ka
maty. 16 Ary hoy Davida taminy:
Aoka ny ranao ho eo amy ny loha-
nao, satria ny vavanao hiany no efa
niampanga anao nanao hoe: Izaho
no namono ny voahosotry Jehovah.
17 Ary Davida nisaona any Saoly
sy Jonatana zanany tamin' izao
hira fisaonana izao 18 (ary nasainy
nampianarina ny taranaky Joda ny
*hira atao hoe* Tsipìka; indro, voaso-
ratra ao amy ny bokiny Jasara [2]
izany):

19 Ilay voninahitrao,[3] ry Isiraely,
no voalefona teo amy ny
havoananao;
Endrey! lavo ny mahery!
20 Aza ambaranareo any Gata
izany,
Aza torinareo ho fifaliana
any an-dàlambeny Aske-
lona,
Fandrao mifaly ny zanaka-
vavin' ny Filistina,
Fandrao miravoravo ny zana-
kavavin' ny tsy mifora.

21 Hianareo tendrombohitra
Gilboa,
Aza misy ando aman-orana
intsony eny aminareo,
Na saha angalana fanatitra
asandratra,
Satria tany no nandotoana [4]
ny ampingan' ny mahery,
Dia ny ampingany Saoly, ka [5]
tsy nohosorana diloilo.
22 Ny tsipìkany Jonatana tsy
nihemotra,
Raha tsy nahazo ny ran' ny
maty
Sy ny tavin' ny mahery;
Ary ny sabatry Saoly tsy mba
niverina foana.
23 Saoly sy Jonatana, izay tiana
sady mahate-ho-tia fony fa-
havelony,
Dia tsy nosarahina na dia
tamy ny nahafatesany aza;
Faingana noho ny voromahery
izy
Ary mahery noho ny liona.

24 Ry zanakavaviny Isiraely,
mitomania any Saoly,
Fa nahafinaritra ny nampita-
fiany jaky anareo,
Sady nasiany firava-bolamena
ny fitafianareo.
25 Endrey! lavo teo amy ny
ady ny mahery,
Voalefona teo amy ny havoa-
nanao Jonatana.
26 Ory noho ny aminao aho, ry
Jonatana rahalahiko;
Nahafinaritra ahy indrindra
hianao;
Nahagaga ny fitiavanao ahy
mihoatra noho ny fitiavan'
ny vehivavy.
27 Endrey! lavo ny mahery,
Ary levona ny fiadiana!

---

[1] *Heb.* lavo. [2] Jasara = Ilay mahitsy. [3] *Na:* gazelanao.
[4] *Na:* nanariana. [5] *Na:* toy ny an' izay.

*Ny nanjakany Davida tamy ny Joda, sy ny nanjakany Isboseta tamy ny Isiraely, ary ny niadian' izy roa tonta tao Gibeona.*

II. ARY rehefa afaka izany, Davida dia nanontany taminy Jehovah hoe: Hiakatra ho any amy ny tanànan' ny Joda anankiray va aho? Dia hoy Jehovah taminy: Miakara. Ary hoy Davida? Any aninona no hiakarako? Dia hoy Izy: Any Hebrona.
2 Dia niakatra nankany Davida
mbamy ny vadiny roa, dia Ahinoama
Jezirelita sy Abigaila, ilay novinadiny Nabala Karmelita.
3 Ary ny
olona izay tao aminy Davida mbamy ny ankohonan' ireo dia samy nentiny niakatra koa, ka nonina tao amy ny tanàna momba any Hebrona izy ireo.
4 Ary dia avy ny lehilahy amy
ny Joda ka nanosotra any Davida tao mba ho mpanjaka amy ny taranaky Joda.
Ary nisy nanambara taminy Davida hoe: Ny olona any Jabesigileada no nandevina any Saoly.
5
Ary Davida dia naniraka olona hankany amy ny mponina any Jabesigileada hanao aminy hoe: Hotahiny Jehovah anie hianareo noho ny soa nataonareo taminy Saoly tomponareo tamy ny nandevenanareo azy.
6 Koa haneho famindrampo
sy fahamarinana aminareo anie Jehovah, sady izaho koa efa manao izao soa izao aminareo noho ny nanaovanareo izany zavatra izany.
7 Ary ankehitriny, aoka hampaherezina anie ny tànanareo, ary aoka hatanjaka hianareo; fa maty Saoly tomponareo, ary izaho no nohosoran' ny fireneny Joda ho mpanjakany.
8 Fa Abnera, zanaky Nera, komandin' ny miaramilany Saoly, efa naka any Isboseta, zanakalahiny Saoly, ka nitondra azy nankany
Mahanaima,
9 dia nampanjaka azy
taminy Gileada sy ny Asorita[1] sy Jezirela sy ny Efraima sy ny Benjamina ary ny Isiraely rehetra.
10
(Ary efa-polo taona no nahavelomany Isboseta, zanaky Saoly, fony izy vao nanjaka tamy ny Isiraely, ary roa taona no nanjakany.) Fa ny fireneny Joda nomba any Davida.
11 Ary ny andro nanjakany Davida
tao Hebrona tamy ny taranaky Joda dia fito taona sy enim-bolana.
12 Ary Abnera, zanaky Nera, sy
ny mpanompony Isboseta, zanaky Saoly, niala tao Mahanaima ka nankany Gibeona.
13 Ary Joaba, zanaky Zeroia, sy ny mpanompony Davida nivoaka ka nihaona tamin' ireo teo amoron' ny kamory tao Gibeona; ary samy nipetraka teo amy ny lafin' ny kamory avy izy.
14 Ary hoy Abnera taminy Joaba:
Masìna hianao, aoka hitsangana ny zatovo hanao kilalao eto anatrehantsika. Ary hoy Joaba: Aoka ary izy hitsangana.
15 Dia nisy nitsangana ka nita,
dia roa amby ny folo lahy tamy ny Benjamina, izay any Isboseta, zanaky Saoly, ary roa amby ny folo lahy koa tamy ny mpanompony Davida.
16 Ary izy rehetra samy nifanavika
nifampihazon-doha ka nifandefontehezana tamy ny sabatra, dia niaranikarapoka; koa izany no nanaovana izany fitoerana ao Gibeona izany hoe Helkata-hazorima.[2]
17
Ary mafy ny ady tamin' izany andro izany; ary dia resy teo anoloan' ny mpanompony Davida Abnera sy ny lehilahy amy ny Isiraely.
18 Ary mba teo koa izy telo lahy
zanaky Zeroia, dia Joaba sy Abisay ary Asahela; ary Asahela dia haingan-tongotra tahaka ny gazela[3] any an-efitra.
19 Ary Asahela nanenjika any Abnera, ka ny fandehany nanenjika any Abnera dia tsy nivily

---

[1] *Na:* [Gesorita]. [2] Helkata-hazorima = Tanin' ny sabatra maranitra.
[3] *Anaram-biby haingan-tongotra.*

akory na tamy ny ankavanana na
tamy ny ankavia. 20 Ary Abnera
niherika ka nanao hoe: Hianao moa
izany, ry Asahela? Dia hoy izy:
Izaho ity. 21 Dia hoy Abnera
taminy: Mivilia hianao, na ho amy
ny ankavanana, na ho amy ny an-
kavia, ary zatovo anankiray no
sambory, ka baboy ho anao izay
eny aminy rehetra. Fa Asahela tsy
nety nivily, fa nanenjika azy hiany.
22 Ary hoy indray Abnera taminy
Asahela: Mivilia hianao, fa aza
manenjika ahy; fa hataoko inona
moa izay hamely anao hikarapoka
amy ny tany, ary hataoko ahoana no
fijery any Joaba rahalahinao? 23
Nefa tsy nety nivily hiany izy, ka
dia nasiany Abnera ny antse-defona
ny kibony, ka dia niboroaka teo an-
damosiny ny lefona, ary nikarapoka
teo izy ka maty niaraka tamin' izay.
Ary izay rehetra tonga teo amin'
ilay nikarapohany Asahela sy naha-
fatesany dia nijanona.

24 Ary Joaba sy Abisay dia
nanenjika any Abnera; ka nony
tonga teo amy ny havoana Ama izy,
izay tandrifiny Gia amy ny làlana
mankany amy ny efitry Gibeona,
dia maty ny masoandro. 25 Ary
ny taranaky Benjamina niangona
teo aminy Abnera ka nifoko ho
iray toko ary nijanona teo an-
tampon' ny havoana anankiray. 26
Ary Abnera niantso any Joaba hoe:
Handany mandrakizay va ny saba-
tra? Tsy fantatrao va fa hangidy
ny hiafaran' izany? Koa mandra-
pahoviana no tsy hampivereninao
ny olona tsy hanenjika ny rahala-
hiny? 27 Ary hoy Joaba: Raha
velona koa Andriamanitra, raha tsy
ilay teninao,[1] dia efa lasa nody any
naraina avokoa ny olona ka tsy
nanenjika ny rahalahiny akory. 28
Dia nitsoka ny anjomara Joaba, ka
dia nijanona ny olona rehetra, ary
tsy nanenjika ny Isiraely intsony
na niady taminy intsony izy.

29 Ary Abnera sy ny olony nan-
deha mandritra ny alina namaky ny
tani-hay,[2] dia nita any Jordana sy
namaky any Bitrona rehetra, ka dia
tonga tao Mahanaima izy. 30 Ary
rehefa niverina Joaba avy nanenjika
any Abnera, dia novoriny ny olona
rehetra, ary sivy amby ny folo lahy
hiany mbaminy Asahela no tsy teo
ny mpanompony Davida. 31 Fa ny
mpanompony Davida efa nahafaty
enim-polo sy telon-jato lahy tamy
ny Benjamita sy ny olony Abnera.
32 Ary Asahela dia nentiny ka
naleviny tao amy ny fasan-drainy,
izay tao Betlehema. Ary Joaba sy
ny olony nandeha mandritra ny
alina, dia tonga tao Hebrona raha
vao nazavaratsy ny andro.

*Ny nandrosoan' ny fanjakany Davida, sy ny nihenan' ny any Isboseta kosa, ary ny nivadihany Abnera hanaraka any Davida, sy ny namonoany Joaba azy.*

III. ARY naharitra ela ny adin'
ny tamingany Saoly sy
ny tamingany Davida, nefa Davida
nihahery, fa ny tamingany Saoly
kosa nihahosa.

2 Ary Davida niteraka zazalahy
tao Hebrona: koa Amnona, taminy
Ahinoama Jezirelita, no lahimatoa-
ny; 3 ary Kileaba, taminy Abigaila,
ilay novinadiny Nabala Karmelita,
no lahiaivo; ary ny fahatelo dia
Absaloma, zanaky Maka, zanakava-
viny Talmay, mpanjakany Gesora;
4 ary ny fahefatra dia Adonia,
zanaky Hagita; ary ny fahadimy
dia Sefatia, zanaky Abitala; 5 ary
ny fahenina dia Jitreama, taminy
Egla, vadiny Davida. Ireo no nate-
raky Davida tao Hebrona.

6 Ary raha mbola niady ny tamin-
gany Davida sy ny tamingany Saoly,
Abnera dia nampiseho hery nian-
dany tamy ny tamingany Saoly. 7
(Ary Saoly nanana vaditsindrano,
Rizpa no anarany, zanakavaviny

[1] *Izahao and.* 14. [2] *Heb.* Araba.

Aia.) Kanefa *Isboseta* niteny tami-
ny Abnera hoe: Nahoana no na-
lainao ny vaditsindranon' ikaky?
8 Dia tezitra mafy Abnera noho
ny teniny Isboseta, ka hoy izy:
Lohan' alika no miandany amy
ny Joda va aho? He! izato izaho
manisy soa ny tamingany Saoly
rainao sy ny rahalahiny sy ny sakai-
zany izao ka tsy nanolotra anao ho
eo an-tànany Davida, nefa aho izao
helohinao noho ny amin' iny vehi-
vavy iny? 9 Hataon' Andriamani-
tra aminy Abnera anie izany, eny,
mihoatra noho izany aza, raha tsy
hataoko aminy araka ny nianianany
Jehovah taminy Davida, 10 ka
hampiala ny fanjakana amy ny
tamingany Saoly aho ary hampitoe-
tra ny seza fiandrianany Davida
amy ny Isiraely sy amy ny Joda
hatrany Dana ka hatrany Beri-
sheba. 11 Dia tsy nahavaly any
Abnera intsony izy noho ny tahony
azy.

12 Ary Abnera dia naniraka
olona tany aminy Davida niaraka
tamin' izay [1] hanao hoe: An' iza ny
tany? Ary koa hoe: Manaova fane-
kena amiko, ary, indro, ny tànako
homba anao hampanaiky ny Isiraely
rehetra anao. 13 Dia hoy izy:
Tsara izany; izaho hanao fanekena
aminao; kanefa zavatra iray loha
no ilaiko aminao: Tsy hahazo mi-
haona amiko hianao, raha tsy entinao
atỳ Mikala, zanakavaviny Saoly.

14 Ary Davida naniraka olona
nankany aminy Isboseta, zanakala-
hiny Saoly, hanao hoe: Omeo ahy
Mikala vadiko, izay efa nifanekena
ho vadiko tamy ny mariky ny faha-
fatesan' [2] ny Filistina zato lahy.
15 Ary Isboseta naniraka naka any
Mikala tany aminy Paltiela vadiny,
zanaky Laisy. 16 Ary io vadiny
io nanaraka azy ka nitomany teny
aoriany hatrany Bahorima. Fa hoy
Abnera taminy: Mandehana mive-
rina. Dia niverina izy.

17 Ary Abnera efa niteny tamy
ny loholon' ny Isiraely hoe: Efa
ela izay no nitadiavanareo any
Davida ho mpanjakanareo; 18 koa
tanteraho izany ankehitriny, fa
Jehovah efa nilaza any Davida hoe:
Amy ny tànany Davida mpanom-
poko no hamonjeko ny Isiraely
oloko ho afaka amy ny tànan' ny
Filistina sy amy ny tànan' ny faha-
valony rehetra. 19 Ary Abnera
efa niteny tamy ny Benjamita koa,
ary lasa izy hilaza aminy Davida ao
Hebrona koa izay rehetra tian' ny
Isiraely sy ny taranaky Benjamina
rehetra hatao. 20 Dia tonga tany
aminy Davida tao Hebrona Abnera
sy olona roa-polo lahy nanaraka azy.
Ary nanao fanasana ho any Abnera
sy ny olona nanaraka azy Davida.
21 Ary hoy Abnera taminy Davida:
Hiainga aho, dia handeha hamory
ny Isiraely rehetra ho etỳ aminao
mpanjaka tompoko mba hanaovany
fanekena aminao ary hanjakanao
amin' izay rehetra irin' ny fonao.
Ary Davida nampandeha any Ab-
nera; ka dia lasa soa aman-tsara izy.

22 Ary, indreo, tonga ny mpana-
raka any Davida sy Joaba avy
nitoha ka nitondra babo be; ary
efa tsy teo aminy Davida tao He-
brona intsony Abnera, fa efa nale-
fany izy, ka dia lasa soa aman-tsara.
23 Nony tonga Joaba sy ny miara-
mila rehetra izay nanaraka azy, dia
nisy nanambara taminy Joaba hoe:
Tonga tao amy ny mpanjaka Abnera,
zanaky Nera, nefa nalefany izy, ka
dia lasa soa aman-tsara. 24 Ary
Joaba nankao amy ny mpanjaka ka
nanao hoe: Inona izany nataonao
izany? Nahoana no efa tonga teto
aminao Abnera ka nalefanao fotsiny,
ka dia afaka soa aman-tsara izy?
25 Fantatrao anefa ny aminy Ab-
nera, zanaky Nera, fa hamitaka
anao no nahatongavany hahalalany
ny ivoahanao sy ny idiranao ary
hahalalany izay rehetra ataonao.

---

[1] *Na:* hisolo vava azy. [2] *Heb.* saron-tsosoka.

26 Dia nivoaka Joaba avy tao
aminy Davida ka naniraka olona
hanaraka any Abnera, ary nitondra
azy niverina avy any amy ny lavaka
famorian-drano atao hoe Siraha ireo;
nefa tsy fantatry Davida izany. 27
Ary nony niverina tao Hebrona
Abnera, dia nentiny Joaba nitanila
tao anaty vavahady hiresaka aminy
mangingina, kanjo nasiany tamy ny
kibony ka matiny ho todin' ny rany
Asahela rahalahiny.

28 Ary rehefa afaka izany, dia
nahare Davida, ka hoy izy: Tsy
manan-keloka mandrakizay eo ana-
trehany Jehovah izaho sy ny fanja-
kako ny amy ny rany Abnera,
zanaky Nera. 29 Hitsingerina amy
ny lohany Joaba sy ny tarana-drainy
rehetra anie ny todin' izany; ary
tsy ho tapaka amy ny taranaky
Joaba anie ny marary mitsika, na
ny boka, na ny mamahana amy ny
tehina, na ny lavon-tsabatra, na ny
tsy manan-kohanina.

30 Toy izany no namonoany
Joaba sy Abisay rahalahiny any
Abnera noho ny namonoany any
Asahela rahalahiny tao Gibeona
tamy ny ady.

31 Ary hoy Davida taminy Joaba
sy ny olona rehetra izay teo aminy:
Triaro ny fitafianareo, ary misikìna
lamba fisaonana,[1] ka aoka hisaona
eo alohany Abnera hianareo. Ary
Davida mpanjaka nanaraka ny tra-
novorona. 32 Dia nandevina any
Abnera tao Hebrona izy; ary ny
mpanjaka nanandratra ny feony ka
nitomany teo amy ny fasany Abnera;
ary ny vahoaka rehetra dia mba ni-
tomany koa. 33 Ary ny mpanjaka
nanao hira fisaonana any Abnera
hoe:

Tahaka ny fahafatesan' ny
adala va no tokony ho na-
hafatesany Abnera?
34 Ny tànanao tsy nifatotra, ary
ny tongotrao tsy nigadra;
Fa tahaka ny fikarapok' izay
asian' ny olon-dratsy no
nikarapohanao.

Ary ny vahoaka rehetra dia mbola
nitomany azy indray. 35 Ary izy
rehetra dia avy hampihinan-kanina
any Davida raha mbola antoandro,
nefa Davida nianiana hoe: Hataon'
Andriamanitra amiko anie izany,
eny, mihoatra noho izany aza, raha
mba hitendry hanina na inona na
inona akory aho mandra-pilentiky
ny masoandro. 36 Ary azon' ny
vahoaka rehetra ny hevitr' izany ka
nankasitrahany, dia tahaka ny nan-
kasitrahany izay rehetra nataon' ny
mpanjaka. 37 Ka dia fantatry ny
vahoaka rehetra sy ny Isiraely rehe-
tra tamin' izany andro izany fa tsy
avy tamy ny mpanjaka no nahafaty
any Abnera, zanaky Nera.

38 Ary hoy ny mpanjaka tamy
ny mpanompony: Tsy fantatrareo
va fa komandy sady lehilahy malaza
no maty andro any tamy ny Isi-
raely? 39 Ary tsy mbola manan-
kery loatra aho izao, na dia mpan-
jaka efa voahosotra aza; ary ireo
zanaky Zeroia ireo dia maherisata
loatra amiko; Jehovah anie hamaly
izay nanao izao ratsy izao araka ny
ratsy nataony.

*Ny namonoana any Isboseta, sy ny namaliany Davida ireo namono azy kosa.*

IV. ARY nony ren' ny zanaka-
lahiny Saoly fa maty
tany Hebrona Abnera, dia niravi-
ravy tànana izy, ary raiki-tahotra
ny Isiraely rehetra. 2 Ary nisy roa
lahy, lehiben' ny mpitohan' ny zana-
kalahiny Saoly, Bana no anaran' ny
iray, ary Rekaba no anaran' ny iray,
samy zanaky Rimona Berotita tamy
ny taranaky Benjamina (fa Berota
koa natao ho isan' ny any Benja-
mina; 3 ary ny Berotita nandositra
nankany Gitaima, dia nivahiny tany
mandraka andro any).

4 Ary Jonatana, zanaky Saoly,

[1] *Heb.* lamba malailay.

nanan-janakalahy malemy tongotra.
Dimy taona izy, fony tonga avy tany
Jezirela ny filazana ny aminy Saoly
sy Jonatana; ary nentin' ny mpi-
taiza azy nandositra izy; ary raha
nentiny nandositra tamy ny faha-
tairana izy, dia nianjera ka tonga
malemy tongotra. Mefiboseta no
anarany.
5 Ary Rekaba sy Bana, zanaky
Rimona Berotita, nandeha; ka re-
hefa nafana ny andro, dia tonga tao
an-tranony Isboseta, tamin' ilay izy
nandriandry tamy ny antoandro
iny. 6 Ary niditra tao anaty trano
Rekaba sy Bana rahalahiny haka
vary, ka namely azy tamy ny kibo-
ny, dia lasa nandositra. 7 Fa raha
niditra tao an-trano izy roa lahy,
ary Isboseta nandry teo amy ny
fandriany tao amy ny trano fan-
driany, dia namely azy izy roa lahy
ka nahafaty azy, dia notapahiny ny
lohany ka nentiny; ary nandeha
mandritra ny alina namaky ny tani-
hay[1] izy. 8 Ary nitondra ny lohany
Isboseta tany aminy Davida tao
Hebrona izy ka nanao tamy ny
mpanjaka hoe: Indro ny lohany
Isboseta, zanaky Saoly, fahavalonao
izay nitady ny ainao; fa Jehovah
efa namaly any Saoly sy ny tara-
nany andro any noho ny amy ny
mpanjaka tompoko.
9 Ary hoy Davida taminy Rekaba
sy Bana rahalahiny, zanaky Rimona
Berotita: Raha velona koa Jehovah,
Izay namonjy ahy tamy ny fahoriana
rehetra,—10 ilay nanambara tamiko
hoe: Indro, maty Saoly, ka nanao
ny tenany ho mpitondra teny maha-
faly, dia nohazoniko ka novonoiko
tao Ziklaga, hanomezako azy ny
valin' [2] ny teny mahafaly nentiny;
11 koa mainka raha misy olon-
dratsy mamono lehilahy marina ao
an-tranony eo am-pandriany; koa
tsy hadiniko eo an-tànanareo va ny
rany, ary tsy hofongorako tsy ho
amy ny tany intsony va hianareo?
12 Ary Davida nandidy ny zatovony,
dia namono azy ireo, ka notapahiny
ny tànany sy ny tongony, dia na-
hantony teo anilan' ny kamory tao
Hebrona. Fa ny lohany Isboseta
kosa dia nentina ka nalevina tao
am-pasany Abnera tao Hebrona.

*Ny nanosorana any Davida ho mpanjakan' ny Isiraely rehetra, sy ny nahazoany any Jerosalema ho renivohitry ny fanjakany.*

V. DIA tonga tao aminy Davida
tao Hebrona ny fireneny
Isiraely rehetra ka nanao hoe: In-
dreto izahay, fa taolanao sy nofonao.
2 Fa hatry ny fony fahiny hiany
koa, raha mbola nanjaka taminay
aza Saoly, dia hianao no mpitarika
ny Isiraely nivoaka sy niditra; ary
Jehovah efa nilaza taminao hoe:
Hianao no ho mpiandry ny Isiraely
oloko, ary hianao no ho mpanapaka
azy. 3 Eny, tonga tao amy ny
mpanjaka tao Hebrona ny loholon'
ny Isiraely rehetra, ary Davida
mpanjaka nanao fanekena taminy
tao Hebrona teo anatrehany Jeho-
vah; ary dia nanosotra any Davida
ho mpanjakan' ny Isiraely izy.
4 Telo-polo taona Davida fony izy
vao nanjaka, ary nanjaka efa-polo
taona izy. 5 Tao Hebrona no nan-
jakany tamy ny Joda fito taona sy
enim-bolana; ary tany Jerosalema
no nanjakany tamy ny Isiraely sy
ny Joda rehetra telo amby telo-polo
taona.
6 Ary ny mpanjaka sy ny olony
nankany Jerosalema hiady amy ny
Jebosita tompon-tany, ary hoy izy
ireo taminy Davida: Tsy ho tafi-
ditra eto hianao; fa na dia ny jam-
ba sy ny mandringa aza dia haha-
sakana anao ka hanao hoe: [3] Tsy ho
tafiditra eto Davida. 7 Kanjo afaky
Davida hiany ny batery fiarovana,
dia Ziona (Tanànany Davida izany).

---

[1] *Heb.* Araba. [2] *Na:* dia olona *nampoizina* homeko valim-pitia noho.
[3] *Na:* ary ny heviny tamin izany dia toy ny manao hoe:

8 Ary hoy Davida tamin' izany
andro izany : Izay mamely ny Jebo-
sita, dia aoka hananika ho eo amy
ny riana *ka hamely* 'ny mandringa
sy ny jamba' izay halan' ny fony
Davida. Koa dia mby am-pitene-
nana hoe : 'Izay jamba sy man-
dringa tsy ho tafiditra ao an-trano.'
9 Dia nitoetra tao anatin' ny
batery fiarovana Davida, ary ny
anarany nataony hoe Tanànany Da-
vida. Ary narafitry Davida ny
manodidina hatrany Milo [1] mbamy
ny ao anatiny. 10 Koa dia nan-
droso sy nihalehibe Davida, fa Jeho-
vah, Andriamanitry ny maro, no
nomba azy.

*Ny amy ny lapany Davida, sy ny vadiny aman-janany.*

11 ARY Hirama, mpanjakany
Tyro, naniraka olona tany
aminy Davida nampanatitra hazo
sedera ary nandefa mpandrafitra sy
tambato ; dia nanao trano ho any
Davida ireo.
12 Dia fantatry Davida fa Jeho-
vah efa nampitoetra azy ho mpan-
jakan' ny Isiraely ka nanandratra
ny fanjakany noho ny amy ny
Isiraely olony.
13 Ary Davida mbola naka vadi-
tsindrano sy vady koa tany Jerosa-
lema, rehefa tonga avy tany Hebro-
na izy ; ary dia nisy zanakalahy sy
zanakavavy koa nateraky Davida.
14 Ary izao no anaran' ny naterany
tany Jerosalema : Samoa sy Sobaba
sy Natana sy Solomona 15 sy Jibara
sy Elisoa sy Nafega sy Jafia 16 sy
Elisama sy Eliada ary Elifeleta.

*Ny nandreseny Davida ny Filistina.*

17 KOA nony ren' ny Filistina fa
efa nohosoran' ny olona ho
mpanjakan' ny Isiraely Davida, dia
niakatra hitady azy ny Filistina
rehetra ; fa raha reny Davida izany,
dia nidina tao amy ny batery fiaro-
vana izy.
18 Ary dia tonga ny Filistina ka
nihahakahaka teny amy ny Loha-
sahan' ny Refaïta. 19 Ary Davida
nanontany taminy Jehovah hoe :
Hiakatra hamely ny Filistina va
aho ? Hatolotrao eo an-tànako va
izy ? Dia hoy Jehovah taminy Da-
vida : Miakara, fa hatolotro eo an-
tànanao tokoa ny Filistina. 20 Ary
Davida tonga tao Bala-perazima [2]
ka namely ireo tao, dia hoy izy :
Jehovah efa namaky ny fahavaloko
teo anoloako hipariaka toy ny rano
vaky ; koa izany no nanaovany ny
anaran' izany tany izany hoe Bala-
perazima.[2] 21 Ary nilaozany tao
ny sampiny, ka dia lasany Davida
sy ny olony ireny.
22 Ary niakatra indray ny Filis-
tina ka nihahakahaka teny amy ny
Lohasahan' ny Refaïta. 23 Ary
nanontany taminy Jehovah Davida,
ka novaliany hoe : Aza mandeha ;
fa hodidino avy eo aoriana izy, ka
ho tonga eo aminy hianao eo amy
ny tandrifin' ny hazo balsama. 24
Ary raha toa mahare fingadongadon'
olona eny amy ny tendron' ny hazo
balsama hianao, dia faingàna ; fa
amin' izay no efa miainga mialoha
anao Jehovah hamely ny miarami-
lan' ny Filistina. 25 Ary dia nanao
araka ny nandidiany Jehovah azy
Davida ; ka dia namely ny Filistina
hatrany Geba ka hatrao akaikiny
Gazera izy.

*Ny namindrana ny fiarany Jehovah nankany Jerosalema.*

VI. ARY novoriny Davida indray
ny lehilahy voafantina
rehetra tamy ny Isiraely, dia telo
alina. 2 Dia niainga Davida sy ny
olona rehetra izay nanaraka azy ka
niala tany Bala-joda hampakatra ny
fiaran' Andriamanitra izay nian-
tsoana [3] ny anarany Jehovah, Tom-

---

[1] *Heb.* fiarovana. [2] Bala-perazima = Tany nahavakiana.
[3] *Na :* izay nantsoina tamy.

pon' ny maro, Izay mipetraka amy
ny kerobima.
3 Ary nataony teo amy ny sariety
vaovao ny fiaran' Andriamanitra ka
nentiny avy tao an-tranony Abina-
daba teo an-kavoana;[1] ary Oza sy
Ahio, zanaky Abinadaba, no nam-
pandeha ny sariety vaovao. 4 Ary
dia nentiny niala tao an-tranony
Abinadaba teo an-kavoana[1] niaraka
tamy ny fiaran' Andriamanitra
izany; ary Ahio nandeha teo alohan'
ny fiara. 5 Ary Davida sy ny tara-
naky Isiraely rehetra nitsinjaka teo
anatrehany Jehovah tamy ny kara-
zan' ny *zava-maneno* rehetra *natao
tamy* ny hazo kypreso, dia tamy ny
lokanga sy ny valiha sy ny ampon-
gatapaka sy ny korintsana ary ny
kipantsona.
6 Ary nony tonga teo amy ny
famoloany Nakona izy, dia nanin-
jitra *ny tànany* tamy ny fiaran'
Andriamanitra Oza ka nihazona
azy, satria nazeran' ny omby ny
fiara. 7 Dia nirehitra taminy Oza
ny fahatezerany Jehovah; ary
namely azy teo Andriamanitra noho
ny fahadisoany, ka dia maty teo
anilan' ny fiaran' Andriamanitra
izy. 8 Ary dia tezitra[2] Davida
noho ny namelezany Jehovah any
Oza, ka dia nataony hoe Perez-oza[3]
ny anaran' izany tany izany man-
draka andro any.
9 Ary Davida natahotra any Je-
hovah tamin' izany andro izany ka
nanao hoe: Nahoana no ho entina
atỳ amiko ny fiarany Jehovah? 10
Ary Davida dia tsy nety namindra
ny fiarany Jehovah ho ao aminy ao
an-Tanànany Davida; fa naviliny
ho ao an-tranony Obed-edoma Gatita.
11 Ary nipetraka telo volana tao
an-tranony Obed-edoma Gatita ny
fiarany Jehovah; ka dia notahiny
Jehovah Obed-edoma sy ny ankoho-
nany rehetra.
12 Ary nambara taminy Davida
mpanjaka hoe: Jehovah efa nitahy
ny ankohonany Obed-edoma sy izay
nananany rehetra noho ny fiaran'
Andriamanitra. Dia nandeha Da-
vida ka nampakatra ny fiaran' An-
driamanitra tamim-pifaliana avy tao
an-tranony Obed-edoma ho any an-
Tanànany Davida. 13 Ary rehefa
namindra inenina ny mpitondra ny
fiarany Jehovah, dia namono omby
sy zanak' omby mifahy izy hatao
fanatitra. 14 Ary Davida nitsin-
jaka mafy dia mafy teo anatrehany
Jehovah sady nisalotra efoda ron-
gony fotsy. 15 Ary Davida sy ny
taranaky Isiraely rehetra nampa-
katra ny fiarany Jehovah tamy ny
hoby sy ny feon' ny anjomara.
16 Ary nony tonga teo an-Tanà-
nany Davida ny fiarany Jehovah,
dia nitsirika teo am-baravarankely
Mikala, zanakavaviny Saoly, ka na-
hita any Davida mpanjaka nibitaka
sy nitsinjaka teo anatrehany Je-
hovah; ka dia nikizaka azy tao
am-pony izy.
17 Ary nampiditra ny fiarany
Jehovah ny olona ka nametraka azy
teo amy ny fitoerany tao amy ny
lay izay naoriny Davida hitoerany;
ary Davida nanatitra fanatitra odo-
rana sy fanati-pihavanana teo ana-
trehany Jehovah. 18 Ary nony
voatitry Davida ny fanatitra odo-
rana sy ny fanati-pihavanana, dia
nitso-drano ny vahoaka tamy ny
anarany Jehovah, Tompon' ny maro,
izy. 19 Dia nomeny mofo iray sy
hena iray didy[4] ary ampempam-
boaloboka iray avy ny olona rehetra,
dia ny Isiraely rehetra, na lahy na
vavy. Ary dia samy nody tany an-
tranony avy ny olona rehetra.
20 Ary Davida koa mba nody
hitso-drano ny ankohonany. Fa
Mikala, zanakavaviny Saoly, nivoa-
ka hitsena any Davida ka nanao
hoe: Akory ity voninahitry ny
mpanjakan' ny Isiraely andro any!

[1] *Na:* Gibea. [2] *Na:* nalahelo. [3] Perez-oza = Famelezana any Oza.
[4] *Na:* divay eran' ny kapoaka.

ilay nanary lamba anikeheo teo
imason' ny zanakavavin' ny mpa-
nompony, tahaka ny adala manary
lamba ka tsy manan-kenatra.
21 Ary hoy kosa Davida taminy
Mikala: Teo anatrehany Jehovah,
Izay nifidy ahy noho ny rainao sy
ny ankohonany rehetra ka nanen-
dry ahy ho mpanapaka ny Isiraely,
olony Jehovah,—eny, teo anatre-
hany Jehovah no nitsinjahako. 22
Ary mbola hivazina kokoa noho
izany aza aho, ka hataoko tsinon-
tsinona ny tenako; nefa hiaraka
hanam-boninahitra amin' ireo tovo-
vavy nantsoinao ireo kosa aho. 23
Ka dia tsy nanan-janaka intsony
mandra-pahafatiny Mikala, zanaka-
vaviny Saoly.

*Ny naniriany Davida hanao tempoly, sy ny toky nomen' Andriamanitra azy ny amy ny haharetan' ny fanjakany, ary ny vavaka nataony Davida tamin' izany.*

VII. ARY raha nipetraka tao an-
tranony ny mpanjaka,
ary efa nampiadaniny Jehovah tamy
ny fahavalony rehetra manodidina
azy izy, 2 dia hoy ny mpanjaka
taminy Natana mpaminany: Akory
izato izaho mitoetra amy ny trano
sedera, nefa ny fiaran' Andriamani-
tra kosa mitoetra ao anaty lay! 3
Dia hoy Natana tamy ny mpanjaka:
Andeha, ataovy izay rehetra ao
am-ponao; fa Jehovah no momba
anao.
4 Ary tamy ny alin' iny hiany
dia tonga taminy Natana ny teniny
Jehovah nanao hoe: 5 Andeha,
lazao aminy Davida mpanompoko
hoe: Izao no lazainy Jehovah:
Hianao va no hanao trano hitoerako?
6 Fa tsy mbola nitoetra an-trano
Aho hatramy ny nitondrako ny
Zanak' Isiraely niakatra avy tany
Egypta ka mandraka andro any, fa
nifindrafindra toby[1] sy nifindrafindra
toerana.[2] 7 Ary tamin' izay rehetra
nifindrafindrako niaraka tamy ny
Zanak' Isiraely, moa nisy nitene-
nako akory va ny fireneny Isiraely,
izay notendreko ho mpiandry ny
Isiraely oloko, ka nanaovako hoe:
Nahoana no tsy manao trano sedera
ho Ahy hianareo?
8 Koa lazao aminy Davida mpa-
nompoko hoe: Izao no lazainy Jeho-
vah, Tompon' ny maro: Izaho no
naka anao avy tany an-tsaha, dia avy
tamy ny niandrasanao ondry, mba
ho mpanapaka ny Isiraely oloko. 9
Ary nomba anao tamin' izay nale-
hanao rehetra Aho, ka naringako
tsy ho eo anoloanao ny fahavalonao
rehetra, ary homeko anarana ma-
laza tahaka ny anaran' izay lehibe
ambonin' ny tany hianao. 10 Ary
hifidy tany ho any ny Isiraely oloko
Aho sady hamponina azy, ka dia
handry fahizay amy ny fonenany ary
tsy hanana ahiahy intsony izy, ary ny
zanaky ny faharatsiana tsy hampa-
hory azy intsony tahaka ny taloha
11 sy tahaka ny hatramy ny nanen-
dreko mpitsara ho mpifehy ny Isi-
raely oloko; ary hampiadana[3] anao
ho afaka amy ny fahavalonao rehe-
tra Aho.
Ary lazainy Jehovah aminao koa
fa hanome taranaka[4] ho anao Izy.
12 Ary rehefa tapitra ny andronao,
ka hodi-mandry any amy ny razanao
hianao, dia hatsangako handimby
anao ny zanakao izay haterakao,
ary hampitoeriko ny fanjakany;
13 dia io no hanao trano ho any ny
anarako, ary Izaho kosa hampitoetra
ny seza fiandrianan' ny fanjakany
ho mandrakizay. 14 Izaho ho rainy,
ary izy ho zanako. Raha manao
izay meloka izy, dia hanariko amy
ny tsorakazon' ny olona sy ny ka-
poky ny zanak' olombelona; 15
nefa ny famindrampoko tsy mba
hiala aminy, tahaka ny nanesorako
izany taminy Saoly, izay nesoriko
teo alohanao. 16 Ary ny tarana-
kao sy ny fanjakanao hitoetra eo

[1] *Heb.* lay. [2] *Heb.* tabernakely. [3] *Na:* nampiadana. [4] *Heb.* hanao trano.

anatrehanao mandrakizay; ny seza
fiandriananao hitoetra mandrakizay.
17 Araka izany teny rehetra
izany sy araka izao fahitana rehetra
izao no nolazainy Natana taminy
Davida.
18 Ary Davida mpanjaka niditra
ka nipetraka teo anatrehany Je-
hovah ary nanao hoe: Zinona moa
aho, Jehovah Tompo ô? Ary zinona
ny mpianakaviko, no novimbininao
ambaraka ankehitriny aho? 19
Ary mbola ataonao ho zavatra kely
hiany aza izany, Jehovah Tompo ô,
fa, indro, efa voalazanao koa ny
amy ny taranaky ny mpanomponao
hatramy ny mbola any aoriana
lavitra aza. Ary izany dia fanaon'
ny olona, Jehovah Tompo ô. 20
Ka inona intsony no holazainy Da-
vida aminao? Fa Hianao, Jehovah
Tompo ô, no mahalala ny mpanom-
ponao. 21 Noho ny teninao sy
araka ny sitraponao no nanaovanao
io zavatra lehibe rehetra io, hampa-
halalanao ny mpanomponao. 22
Koa amin' izany dia lehibe Hianao,
Jehovah Andriamanitra; fa tsy
misy tahaka Anao, ka tsy misy
Andriamanitra afa-tsy Hianao araka
izay rehetra ren' ny sofinay. 23
Ary aiza moa no misy firenena etỳ
an-tany tahaka ny Isiraely olonao,
izay nalehan' Andriamanitra havo-
tana ho olony, sy hanaovany ana-
rana ho Azy, ary hanaovany zavatra
lehibe ho anareo sy zava-mahatahotra
ho any ny taninao teo anatrehan'
ny olonao, izay navotanao ho Anao
avy tamy ny fireneny Egypta sy ny
andriamaniny? 24 Dia nampitoe-
rinao ny Isiraely olonao ho olonao
mandrakizay; ary Hianao, Jehovah
ô, no efa tonga Andriamaniny.
25 Ary ankehitriny, Jehovah An-
driamanitra ô, ilay teny nolazainao
ny amy ny mpanomponao sy ny
taranany dia ampitoero ho mandra-
kizay, ary ataovy araka izay nola-
zainao. 26 Ary aoka hohalehibia-
zina mandrakizay ny anaranao ka
hatao hoe: Jehovah, Tompon' ny
maro, no Andriamanitry ny Isiraely;
ka dia hampitoerina eo anatrehanao
ny taranaky Davida mpanomponao.
27 Fa Hianao, Jehovah Tompon' ny
maro, Andriamanitry ny Isiraely,
efa nilaza tamy ny mpanomponao
hoe: Izaho hanome taranakao anao;[1]
koa izany no nampahasahy ny fon'
ny mpanomponao hanao izao vavaka
izao aminao. 28 Ary noho izany,
Jehovah Tompo ô, satria Hianao
no Andriamanitra, ary marina ny
teninao, ary Hianao efa nilaza izany
zava-tsoa izany ny amy ny mpanom-
ponao, 29 dia aoka ho sitrakao ny
hitahy ny taranaky ny mpanom-
ponao haharitra mandrakizay eo ana-
trehanao; fa Hianao, Jehovah Tom-
po ô, efa niteny izany; eny, aoka
ny fitahianao no hitahianao ny tara-
naky ny mpanomponao mandra-
kizay.

*Ny nandreseny Davida ny fahava-
lony.*

VIII. ARY nony afaka izany, dia
nandresy ny Filistina
Davida ka nampietry azy; ary ny
fanapahana ny renivohitra dia neso-
riny Davida tamy ny tànan' ny
Filistina.
2 Ary nandresy ny Moabita koa
izy, dia nampandriny tamy ny tany
ireo ary nohariny tamy ny kofehy,
ka izay indroan' ny kofehy novono-
iny, fa ny erany kosa novelominy;
ka dia tonga mpanompony Davida
ny Moabita ka nandoa hetra.
3 Dia resiny Davida koa Hadade-
zera, zanaky Rehoba, mpanjakany
Zoba, tamin' izy lasa nampody ny
fanjakany teo amoron' ny ony Eo-
frata. 4 Ary Davida nahazo babo
taminy, dia miaramila an-tsoavaly
fiton-jato amby arivo sy miaramila
an-tongotra roa alina; ary notrain-
gotraingoiny Davida avokoa ny soa-
valin-kalesy rehetra, fa ny tokony ho

[1] *Heb.* hanao trano ho anao.

amy ny kalesy zato hiany no nave-
lany.
5 Ary tonga ny Syriana avy tany
Damaskosy hanampy any Hadade-
zera, mpanjakany Zoba; dia naha-
fatesany Davida olona roa arivo sy
roa alina koa ny Syriana. 6 Ary
nametrahany Davida miaramila tany
Syria momba any Damaskosy; dia
tonga mpanompony Davida ny Syri-
ana ka nandoa hetra. Fa Jeho-
vah nampahery any Davida teny
amin' izay rehetra nalehany. 7
Ary nalainy Davida ny ampinga
volamena izay teny amy ny mpa-
nompony Hadadezera ka nentiny
nankany Jerosalema. 8 Ary teo
Beta sy Berotahy, tanànany Hada-
dezera, no nahazoany Davida mpan-
jaka babo varahina be dia be.
9 Ary nony reny Toy, mpanja-
kany Hamata, fa efa naharesy ny
miaramilany Hadadezera rehetra
Davida, 10 dia nirahiny Toy Jo-
rama zanany hankany aminy Da-
vida mpanjaka hiarahaba azy sy
hisaotra azy noho ny niadiany ta-
miny Hadadezera sy ny nandreseny
azy (fa Hadadezera dia fahavalony
Toy); ary *Jorama* nitondra fanaka
volafotsy sy fanaka volamena ary
fanaka varahina; 11 dia nohamasi-
niny Davida mpanjaka ho any Je-
hovah koa izany mbamy ny vola-
fotsy sy ny volamena izay nohama-
sininy avy tamy ny firenena rehetra
izay efa resiny, 12 dia taminy Syria
sy Moaba sy ny taranaky Amona
sy ny Filistina sy ny Amalekita
ary ny babo azony taminy Hadade-
zera, zanaky Rehoba, mpanjakany
Zoba.
13 Ary Davida nahazo laza nony
niverina avy nandresy ny Syriana
valo arivo sy iray alina teo amy ny
lohasahan-tsira. 14 Ary nametra-
hany miaramila tany Edoma; eny,
nametrahany miaramila avokoa
Edoma rehetra, ary ny mponina re-
hetra tany Edoma dia tonga mpa-
nompony Davida. Ary Jehovah
nampahery any Davida teny amin'
izay rehetra nalehany.

*Ny mpanao raharaham-panjakana taminy Davida.*

15 ARY Davida nanjaka tamy ny
Isiraely rehetra ka nitsara
sy nitondra marina ny vahoakany
rehetra.
16 Ary Joaba, zanaky Zeroia, no
komandin' ny miaramila; ary Josa-
fata, zanaky Ahiloda, no mpitadidy
ny raharaham-panjakana; 17 ary
Zadoka, zanaky Ahitoba, sy Ahime-
leka, zanaky Abiatara, no mpiso-
rona; ary Seraia no mpanoratra;
18 ary Benaia, zanaky Joaida, no
mpifehy ny mpiambina andriana;[1]
ary ny zanaky Davida no mpanolo-
tsaina.[2]

*Ny soa nataony Davida taminy Mefiboseta.*

IX. ARY hoy Davida: Mbola
misy sisa hiany va ny
tamingany Saoly mba hasiako soa
noho ny aminy Jonatana? 2 Ary
nisy mpanompon' ny fianakaviany
Saoly, Ziba no anarany. Ary nan-
tsoiny hankany aminy Davida izy,
ka hoy ny mpanjaka taminy: Hianao
moa no Ziba? Ary hoy izy: Izaho
mpanomponao no izy. 3 Ary hoy
ny mpanjaka: Mbola misy sisa hiany
va ny tamingany Saoly mba hasiako
soa araka ny fanaon' Andriamani-
tra? Dia hoy Ziba tamy ny mpan-
jaka: Mbola misy zanakalahiny
Jonatana iray hiany ao, nefa male-
my tongotra izy. 4 Ary hoy ny
mpanjaka taminy: Aiza anefa izy?
Dia hoy Ziba tamy ny mpanjaka:
Indro izy ao an-tranony Makira,
zanaky Amiela, ao Lo-debara. 5
Ary Davida mpanjaka naniraka
haka azy tao an-tranony Makira,
zanaky Amiela, tao Lo-debara.
6 Ary nony tonga teo aminy
Davida Mefiboseta, zanaky Jona-

[1] *Heb.* Keretita sy Peletita. [2] *Na:* mpisorona.

tana, zanaky Saoly, dia niankohoka
sy nitsaoka azy izy. Ary hoy
Davida: Mefiboseta! Dia hoy izy:
Inty ny mpanomponao. 7 Ary hoy
Davida taminy: Aza matahotra, fa
hasiako soa tokoa hianao noho ny
aminy Jonatana rainao, ary hampodiko
ho anao ny tany rehetra izay
any Saoly rainao, ary hianao hihinana
eo amy ny latabatro mandrakariva.
8 Dia niankohoka izy ka
nanao hoe: Zinona moa aho mpanomponao,
izay toy ny alika maty,
no mba jerenao?

9 Dia niantso any Ziba, mpanompony
Saoly, ny mpanjaka ka nanao
taminy hoe: Izay rehetra nananany
Saoly sy ny mpianakaviny rehetra
dia nomeko ny zanakalahin' ny
tomponao. 10 Koa hianao sy ny
zanakao-lahy ary ny mpanomponao
no hiasa ny tany ho azy ka hanatitra
hanin-kohanina ho any ny zanakalahin'
ny tomponao; fa Mefiboseta,
zanakalahin' ny tomponao, hihinana
eo amy ny latabatro mandrakariva.
Ary Ziba nanana zanakalahy dimy
amby ny folo sy mpanompo roa-polo.
11 Ary hoy Ziba tamy ny mpanjaka:
Araka izay rehetra nandidianao
mpanjaka tompoko no hataon' ny
mpanomponao. Fa ny aminy Mefiboseta,
*hoy Davida*, dia hihinana eo amy
ny latabatro toy ny anankiray amy
ny zanakalahin' ny mpanjaka izy.

12 Ary Mefiboseta nanan-janakalahy
tanora, Mika no anarany. Ary
izay rehetra nitoetra tao an-tranony
Ziba dia mpanompony Mefiboseta
avokoa. 13 Ary Mefiboseta nonina
tany Jerosalema; fa teo amy ny
latabatry ny mpanjaka no nihinanany
mandrakariva; ary nalemy
ny tongony roa.

*Ny nahatonga ny niadiany Davida tamy ny Amonita sy ny Syriana, ary ny nandreseny azy.*

X. ARY rehefa afaka izany, dia
maty ny mpanjakan' ny
taranaky Amona, ka Hanona zanany
no nanjaka nandimby azy. 2 Ary
hoy Davida: Hanisy soa any Hanona,
zanaky Nahasy, aho, toy ny
soa nataon-drainy tamiko. Ary
Davida naniraka ny mpanompony
hitsapa alahelo azy ny amin-drainy.
Ary tonga tany amy ny tanin' ny
taranaky Amona ny mpanompony
Davida. 3 Ary hoy ireo mpanapaka
ny taranaky Amona taminy
Hanona tompony: Moa ataonao ho
fanajana ny rainao no anirahany
Davida hitsapa alahelo anao? Fa
tsy hizaha ny tanàna sy hisafo azy
ary handrava azy va no nanirahany
Davida ireo mpanompony ireo hankaty
aminao? 4 Dia nosamboriny
Hanona ny mpanompony Davida,
ka noharatany ny ila-somony, sady
nofolonany hatreo amy ny foto-peny
ny akanjony, ka dia nalefany hody
izy. 5 Ary dia nisy lasa nanambara
izany taminy Davida, ary izy naniraka
hitsena azy, fa afa-baraka[1]
loatra ireo lehilahy ireo; ka dia hoy
ny tenin' ny mpanjaka: Mitoera
any Jeriko aloha ambara-panirin' ny
somotrareo, vao mody hianareo.

6 Ary nony hitan' ny taranaky
Amona fa efa mangidy hoditra eo
anatrehany Davida izy, dia naniraka
nanakarama ny Syriana any Betirehoba
sy ny Syriana any Zoba izy,
dia miaramila an-tongotra roa alina,
ary tamy ny mpanjakany Maka,
olona arivo lahy, ary tamy ny olona
tany Toba, roa arivo sy iray alina.
7 Ary nony reny Davida izany, dia
naniraka any Joaba sy ny miaramila
rehetra izy, dia ny lehilahy
mahery. 8 Ary ny taranaky Amona
nivoaka ka nilahatra hiady teo
anoloan' ny vavahady; ary ny
Syriana avy any Zoba sy Rehoba sy
ny olona avy tany Toba ary Maka
nitokana teny an-tsaha kosa.

9 Ary rehefa hitany Joaba fa teo
anoloany sady teo ivohony ny fahavalo,
dia nifidy olona tamin' ireo

[1] *Na:* menatra.

voafantina tamy ny Isiraely rehetra
izy, ka nalahany hiady tamy ny
Syriana. 10 Ary ny olona sisa kosa
nomeny ho entiny Abisay rahalahiny
halahany hiady amy ny taranaky
Amona. 11 Ary hoy izy: Raha
tsy tohako ny Syriana, dia vonjeo
aho; fa raha tsy tohanao kosa ny
taranaky Amona, dia hovonjeko
hianao. 12 Mahereza ary, ka aoka
hitombandahy isika ho any ny fire-
nentsika sy ny tanànan' Andria-
manitsika; ary aoka Jehovah hanao
izay sitrapony.

13 Ary Joaba sy ny olona nana-
raka azy nandroso hiady amy ny
Syriana; ary dia nandositra niala
teo anoloany ireo. 14 Ary nony
hitan' ny taranaky Amona fa nan-
dositra ny Syriana, dia mba nando-
sitra koa izy niala teo anoloany
Abisay ka niditra tao an-tanàna.
Ary Joaba niverina avy namely ny
taranaky Amona ka tonga tany
Jerosalema.

15 Ary nony hitan' ny Syriana
fa resy teo anoloan' ny Isiraely izy,
dia nivory izy. 16 Ary Hadadezera
naniraka naka ny Syriana izay tany
andafin' ny Ony;[1] ary dia tonga
tany Helama izy; ary Sobaka, ko-
mandin' ny miaramilany Hadade-
zera, no nitarika azy. 17 Ary nony
nambara taminy Davida izany, dia
nampamory ny Isiraely rehetra izy
ka lasa nita any Jordana, dia tonga
tany Helama. Ary nilahatra ny
Syriana hiady aminy Davida, ka dia
rafitra ny ady. 18 Ary vaky nan-
dositra teo anoloan' ny Isiraely ny
Syriana, ka nahafaty ny tao an-
kalesy fiton-jato sy ny an-tsoavaly
efatra alina tamy ny Syriana Davida
sady namely any Sobaka koa, ilay
komandin' ny miaramila, ka naha-
faty azy teo.

19 Ary nony hitan' ny mpanjaka
rehetra izay nanoa any Hadadezera
fa resy teo anoloan' ny Isiraely
izy, dia nanao fihavanana tamy ny
Isiraely izy ireo ka nanompo azy.
Dia natahotra ny Syriana, ka tsy
nety namonjy ny taranaky Amona
intsony.

*Ny nanaovana fahirano any Raba,
sy ny nakany Davida ny vadiny
Oria.*

XI. ARY rehefa niherina ny taona,
ka mby amy ny andro
fandehanan' ny mpanjaka *hiady*, dia
naniraka any Joaba sy ny mpanom-
pony ary ny Isiraely rehetra Davida,
ka nandringana ny taranaky Amona
ireo sady nanao fahirano any Raba;
fa Davida kosa nijanona tany Jero-
salema hiany.

2 Ary nony harivariva, dia niala
tao am-pandriany Davida ka nitsan-
gantsangana teo an-tampon' ny lapa;
ary raha teo izy, dia nahatazana
vehivavy mandro; ary ravehivavy
dia tsara tarehy mahate-hijery. 3
Ary Davida dia naniraka hanontany
ny amin-dravehivavy. Ary nisy na-
nao hoe: Tsy iny va no Batseba, zana-
kavaviny Eliama, sady vadiny Oria
Hetita? 4 Ary Davida naniraka
olona ka nampaka azy; dia tonga
tao aminy izy ka nandriany. Ary
ravehivavy nanamasina ny tenany
ho afaka tamy ny halotoany, dia
nody tany an-tranony. 5 Ary nanan-
anaka ravehivavy ka naniraka hi-
laza taminy Davida hoe: Manan-
anaka aho.

6 Ary Davida naniraka tany
aminy Joaba hanao hoe: Asaovy
mankaty amiko kely Oria Hetita.
Dia nasainy Joaba nankany aminy
Davida Oria. 7 Ary nony tonga
teo aminy Davida izy, dia nanonta-
niany ny toetry Joaba sy ny olona
ary ny toetry ny ady. 8 Ary hoy
Davida taminy Oria: Andeha ary
mody, ka sasao ny tongotrao. Ary
Oria niala tao an-tranon' ny mpan-
jaka, ary dia nampanarahina nahan-
dro avy tao amy ny mpanjaka izy.
9 Nefa Oria nandry teo am-bara-

[1] Eofrata.

varan' ny tranon' ny mpanjaka, teo
amy ny mpanompon' ny tompony
rehetra, fa tsy nidina nody tany an-
tranony izy tsy akory.
10 Ary nisy nanambara taminy
Davida hoe: Tsy nidina nody tany
an-tranony Oria. Dia hoy Davida
taminy Oria: Tsy avy lavitra va
hianao? koa nahoana hianao no tsy
midina mody any an-tranonao? 11
Fa hoy Oria taminy Davida: Ny
fiara sy ny Isiraely ary ny Joda
mitoetra amy ny trano rantsan-
kazo; ary Joaba tompoko sy ny
mpanompon' ny tompoko mitoby
any an-tsaha, ka izaho kosa va hody
any an-tranoko hihinana sy hisotro
ary handry amy ny vadiko? Raha
velona koa hianao, ary raha velona
koa ny ainao, tsy hanao izany aho.
12 Ary hoy Davida taminy Oria:
Mitoera hiany ary atỳ anio, fa
rahampitso dia halefako hianao.
Dia nitoetra tany Jerosalema andro-
trizay sy ny ampitson' iny Oria. 13
Ary nasainy Davida izy, dia nihinana
sy nisotro teo anatrehany, ka noma-
moiny, ary nony hariva dia nivoaka
izy ka nandry teo amin' ilay nan-
driany teo amy ny mpanompon' ny
tompony hiany, fa tsy nidina nody
tany an-tranony.
14 Ary nony maraina, Davida
dia nanoratra taratasy ho any aminy
Joaba, ka nampitondrainy any Oria
izany. 15 Ary izao no soratra na-
taony tao amy ny taratasy: Arosoi-
nareo amy ny ady mafy Oria; dia
ilaozy izy mba hasiany ho faty.
16 Ary raha mbola nanao fahi-
rano ny tanàna Joaba, dia nanendry
any Oria ho eo amin' izay hitany
misy lehilahy mahery. 17 Ary ny
mponina tao an-tanàna nivoaka hiady
aminy Joaba, ka nahafatesana ny
mpanompony Davida, ary maty koa
Oria Hetita.
18 Ary Joaba naniraka hilaza
tsara any aminy Davida ny toetry
ny ady; 19 ary nandidy ilay iraka
izy hoe: Rehefa voalazanao tsara
amy ny mpanjaka ny toetry ny ady,
20 ka tezitra ny mpanjaka ary ma-
nao aminao hoe: Nahoana no nana-
kaiky ny tanàna toy izany hianareo
raha niady? Tsy fantatrareo va fa
hitifitra eo amy ny mànda izy? 21
Fa iza no namely any Abimeleka,
zanaky Jerobeseta? Moa tsy vehi-
vavy va no nanjera vato fihosoham-
bary [1] taminy avy teo amy ny màn-
da, ka dia maty tao Tebeza izy? Koa
nahoana no nanakaiky ny mànda
hianareo?—dia ataovy hoe: Oria
Hetita mpanomponao mba maty
koa.
22 Ary nandeha ilay iraka, dia
tonga taminy Davida ka nanambara
taminy izay rehetra nanirahany
Joaba azy. 23 Ary hoy ny iraka
taminy Davida: Nahery noho iza-
hay ireny, ary nivoahany tany an-
tsaha izahay, ka dia nenjehinay
hatreo anoloan' ny vavahady kosa
izy. 24 Ary ny mpitifitra teo amy
ny mànda nitifitra ny mpanomponao;
ary nahafatesana ny mpanompon'
ny mpanjaka, ary Oria Hetita mpa-
nomponao mba maty koa.
25 Dia hoy Davida tamy ny iraka:
Izao no holazainao aminy Joaba:
Aza malahelo amin' izany hianao, fa
ny sabatra tsy mifidy hasiana; here-
zo hiany ny adinao amy ny tanàna,
ka ravao izy. Ary omeo toky
Joaba.
26 Ary nony ren' ny vadiny Oria
fa maty ny lahy, dia nisaona azy
izy. 27 Ary rehefa afa-tsaona izy,
dia nampanalainy Davida ho any
an-tranony, ary dia novadiny izy ka
niteraka zazalahy taminy. Nefa
tsy sitraky Jehovah izany nataony
Davida izany.

*Ny nibebahany Davida, rehefa nana-riny Natana, ary ny nahafahany any Raba.*

XII. ARY Jehovah naniraka any
Natana hankao aminy

[1] vato ambony.

Davida. Ary dia tonga tao aminy
izy ka nanao taminy hoe: Nisy
olona roa lahy tao an-tanàna anan-
kiray, ny iray manan-karena, ary ny
iray malahelo. 2 Ilay manan-karena
nanana ondry aman-osy sy omby
betsaka; 3 fa ilay malahelo kosa
tsy nanana na inona na inona afa-
tsy zanak' ondry vavy kely iray
monja izay novidiny; ary nokolo-
koloiny tsara io ka nitombo teo
aminy sy ny zanany; fa tamy ny
hanin-kelin-dralehilahy no nihina-
nany, ary tamy ny kapoakany no
nisotroany, sady notrotroiny teo an-
tratrany izy ka nataony toy ny
zanani-vavy. 4 Ary nisy vahiny
tonga tao amin' ilay manan-karena,
nefa ny ondriny aman-osiny sy ny
ombiny notsitsiny ka tsy nangalany
hatao nahandro ho an' ilay vahiny
tonga tao aminy; fa ny zanak'
ondry vavin' ilay malahelo kosa no
nalainy, ka dia nataony nahandro
ho an' ilay olona tonga tao aminy.
5 Dia nirehitra mafy ny fahateze-
rany Davida tamin' izany olona
izany, ka hoy izy taminy Natana:
Raha velona koa Jehovah, tsy
maintsy hatao maty izay olona
nanao izany; 6 ary ilay zanak' on-
dry vavy tsy maintsy honerany
efatra heny noho ny nanaovany
izany zavatra izany sy noho ny tsy
namindrany fo.
7 Dia hoy Natana taminy Da-
vida: Hianao no izy. Izao no
lazainy Jehovah, Andriamanitry ny
Isiraely: Izaho nanosotra anao ho
mpanjakan' ny Isiraely ka namonjy
anao ho afaka tamy ny tànany
Saoly; 8 ary nomeko anao ny tra-
non' ny tomponao sy ny vadin'
ny tomponao ho andefimandrinao,
ary nomeko anao koa ny firene-
ny Isiraely sy Joda; ary raha
mbola tsy ampy ho anao izany, dia
ho nomeko bebe kokoa hianao;
9 koa nahoana hianao no nanamavo
ny teniny Jehovah ka nanao izay
ratsy eo imasony? Oria Hetita
nasianao ny sabatra, ary ny vadiny
nalainao ho vadinao. Eny, efa no-
vonoinao tamy ny sabatry ny tara-
naky Amona izy. 10 Koa noho
izany dia tsy hiala amy ny tarana-
kao mandrakizay kosa ny sabatra,
satria nanamavo Ahy hianao ka
naka ny vadiny Oria Hetita ho
vadinao. 11 Izao koa no lazainy
Jehovah: Indro, Izaho efa haha-
tonga loza aminao avy ao amy ny
ankohonanao hiany; ary hesoriko
eo imasonao ny vadinao ka homeko
ny namanao; ary izy handry amy
ny vadinao amin' izao antoandro-
benanahary izao. 12 Fa hianao
nanao izany tao amy ny mangingina,
ary Izaho kosa haneho izany zavatra
izany eo anatrehan' ny Isiraely re-
hetra sy amin' izao antoandrobena-
nahary izao.
13 Dia hoy Davida taminy Na-
tana: Efa nanota taminy Jehovah
aho. Ary hoy kosa Natana taminy
Davida: Jehovah efa nanaisotra ny
helokao, ka tsy ho faty hianao. 14
Nefa noho ny nampitenenanao ratsy
ny fahavalony Jehovah amin' izany
zavatra izany dia ho faty tokoa ny
zaza izay hateraka. 15 Ary Na-
tana nody tany an-tranony.
Ary Jehovah namely ny zaza izay
nateraky ny vadiny Oria taminy
Davida, ka dia narary be ny zaza.
16 Ary nifona tamin' Andriamani-
tra ho any ny zaza Davida, dia
nifady hanina sady niditra ka nan-
dry tamy ny tany mandritra ny
alina. 17 Ary ny loholona tao an-
tranony nitsangana nankao aminy
hampiarina azy amy ny tany; nefa
tsy nety izy sady tsy nety niara-
nihinan-kanina taminy.
18 Ary nony nandray hafitoana,
dia maty ny zaza; ary ny mpanom-
pony Davida natahotra hilaza ny
nahafatesan' ny zaza aminy, fa hoy
ireo: Indro, fony mbola velona aza
ny zaza, raha niteny taminy isika,
dia tsy nohenoiny ny feontsika, koa
hataontsika ahoana no filaza aminy
ny fahafatesan' ny zaza?—fandrao
hanimba tena izy. 19 Ary nony

hitany Davida fa nitakoritsika ny
mpanompony, dia fantany fa maty
ny zaza; ka hoy izy tamy ny mpa-
nompony : Maty va ny zaza? Ary
hoy ireo : Maty. 20 Dia niarina
tsy nandry tamy ny tany intsony
Davida ary nandro sy nihosotra
diloilo ary nanova ny fitafiany, dia
nankao amy ny tranony Jehovah
ka niankohoka; ary dia nody tany
an-tranony izy ka niantso mba hisy
handroso hanina eo anoloany, dia
nihinana izy.

21 Ary hoy ny mpanompony ta-
miny : Ahoana izao zavatra natao-
nao izao? Fa fony mbola velona
ny zaza, dia nifady hanina sy nito-
many hianao, fa rehefa maty ny
zaza, dia niarina sy nihinan-kanina
kosa. 22 Ary hoy izy : Fony mbo-
la velona ny zaza, dia nifady hanina
sy nitomany tokoa aho; fa hoy
izaho : Iza moa no mahalala na mba
hamindra fo amiko Jehovah ka haha-
velona ny zaza, na tsia. 23 Kanjo
maty izy izao, ka nahoana aho no
hifady hanina intsony? Mahay
mampiverina azy va aho? Izaho no
hankany aminy, fa izy tsy hiverina
etỳ amiko intsony.

24 Ary Davida nampionona any
Batseba vadiny, dia niditra tao
aminy ka nandry taminy; ary nite-
raka zazalahy izy, ka ny anarany
nataony hoe Solomona.[1] Ary Jeho-
vah tia azy, 25 dia naniraka any
Natana mpaminany ka nanao ny
anaran' ny zaza hoe Jedidia[2] noho
ny aminy Jehovah.

26 Ary Joaba namely any Raban'
ny taranaky Amona ka nahafaka
ny tanànan' ny mpanjaka. 27 Ary
Joaba naniraka olona tany aminy
Davida nanao hoe : Namely any
Raba aho ka nahafaka ny tanàna
misy rano. 28 Koa vorio ny olona
sisa izao, ka mitobia hamely ny
tanàna, ary aoka ho afakao izy;
fandrao izaho no hahafaka ny tanàna,
ka dia hotononina araka ny anarako
izy.

29 Ary Davida namory ny va-
hoaka rehetra, dia nankany Raba
ka namely azy ary nahafaka azy.
30 Dia nesoriny ny satroboninahitr'
ilay mpanjaka[3] teny an-dohany—
talenta volamena iray no lanjany,
sady nisy vato soa,—ary dia nisatro-
hany Davida. Ary navoakany tao
an-tanàna ny babo azo, ka be dia
be ireny. 31 Ary dia navoakany koa
ny olona teo ka nataony teo amy[4]
ny tsofa sy ny fangaoby lehibe ary
ny famaky vy, ary nataony tao
anatin' ny fandoroam-biriky; toy
izany no nataony tamy ny tanànan'
ny taranaky Amona rehetra. Ary
Davida sy ny vahoaka rehetra dia
niverina nankany Jerosalema.

*Ny ratsy nataony Amnona, sy ny namonoany Absaloma azy, ary ny nandosirany Absaloma.*

XIII. ARY nony afaka izany, *dia
nisy toy izao :* Absalo-
ma, zanaky Davida, nanana ana-
bavy tsara tarehy, Tamara no ana-
rany; ary tia azy Amnona, zanaky
Davida. 2 Ary Amnona nalahelo
ka matiny hiany noho Tamara ana-
baviny; fa virijina izy, ka sarotra
taminy Amnona ny haka azy. 3
Fa Amnona nanan-tsakaiza, Jona-
daba no anarany, zanaky Simea,
rahalahiny Davida; ary Jonadaba
dia olona fetsy loatra. 4 Ka hoy
izy taminy : Nahoana hianao, ry
zanaky ny mpanjaka, no mihamahia
isan-andro isan-andro? Tsy tianao
hambara amiko va izany? Dia hoy
Amnona taminy : Tia any Tamara,
anabaviny Absaloma rahalahiko,
aho. 5 Ary hoy Jonadaba taminy :
Mandria eo amy ny fandrianao
hianao, ka modia marary; ary raha
avy mamangy anao rainao, dia
ataovy aminy hoe : Trarantitra
hianao, aoka Tamara anabaviko mba

[1] Solomona = Miadana.
[2] Jedidia = Tiany Jehovah.
[3] *Na :* Malkama; *izahao* Zef. i. 5.
[4] *Na :* [nampiasaina tamy].

ho avy hampihinan-kanina ahy ary
hanao ny nahandro eto imasoko mba
ho hitako ka hihinanako ny avy eny
an-tànany. 6 Dia nandry Amnona
ka nody marary; ary nony avy
mamangy azy ny mpanjaka, dia hoy
izy taminy: Trarantitra hianao,
aoka Tamara anabaviko hankaty
hanao mofo roa ho ahy eto imasoko
hihinanako ny avy eny an-tànany.

7 Ary Davida naniraka nankany
aminy Tamara any an-tranony nanao
hoe: Mankanesa kely any an-tra-
nony Amnona anadahinao, ka ma-
naova nahandro ho azy. 8 Dia
nandeha Tamara nankany an-tra-
nony Amnona anadahiny; ary nan-
dry ny anadahiny. Dia naka koba
razazavavy, ka nofetafetainy ary
nataony mofo teo imasony, ary nen-
dasiny ny mofo. 9 Dia noraisiny
ny fanendasana, ka narosony teo
anoloany; fa tsy nety nihinana izy.
Ary hoy Amnona: Avoahy ny
olona rehetra. Dia nivoaka ny
olona rehetra. 10 Ary hoy Amnona
taminy Tamara: Ento atỳ amy ny
efi-trano ny nahandro hihinanako
ny avy eny an-tànanao. Dia nalainy
Tamara ny mofo nataony ka nentiny
tao amy ny efi-trano tao aminy
Amnona anadahiny. 11 Ary nony
nentiny tao aminy hohaniny izany,
dia nihazona any Tamara izy ka
nanao taminy hoe: Avia handry
amiko, ranabaviko. 12 Ary hoy
ny anabaviny: Sanatria, ranadahy!
Aza misavika ahy; fa tsy fanao eto
amy ny Isiraely izany; aza manao
izany zavatra fady indrindra [1] izany
hianao. 13 Ary ny amiko, ho en-
tiko aiza moa ny henatro? Ary
hianao koa ho toy ny anankiray
amy ny adala eto amy ny Isiraely.
Koa trarantitra hianao, lazao amy ny
mpanjaka; fa tsy hisakana ahy tsy
ho anao izy. 14 Nefa tsy nety
nihaino ny feon-drazazavavy izy, fa
natanjaka noho izy, dia nisavika
azy ka nandry taminy.

15 Ary dia halany Amnona in-
drindra izy, ka ny fankahalany azy
dia be lavitra noho ny fitiavany azy
taloha. Dia hoy Amnona taminy:
Mitsangàna, mandehana. 16 Ary
hoy izy taminy: Aza dia manao
ratsy mandroaka ahy hianao, fa
ratsy noho ny zavatra hafa nataonao
izao. Nefa tsy nety nihaino azy
izy. 17 Dia niantso ny zatovony
izay nanompo azy izy ka nanao hoe:
Esory hiala eto amiko ity vehivavy
ity, ka hidio ny varavarana, rehefa
tafavoaka izy. 18 Ary niakanjo
akanjo lava [2] razazavavy; fa izany
no fanaon' ny zanakavavin' ny
mpanjaka ho akanjo ambony, raha
mbola virijina izy. Dia navoakan'
ilay ankizilahy izy, ka nohidiany
ny varavarana, nony tafavoaka izy.

19 Ary nasiany Tamara lavenona
ny lohany, sady notriariny ny akan-
jo lava [2] izay niakanjoany, dia nilo-
loha tànana izy, sady nitomany ni-
dradradradra teny am-pandehanana.
20 Ary hoy Absaloma anadahiny
taminy: Efa tany aminao va Am-
nona anadahinao? Mangìna hiany
aloha, ranabavy, fa anadahinao izy;
fa aza malahelo noho izany. Ka
dia nitoetra tao an-tranony Absa-
loma anadahiny Tamara sady ory.

21 Fa nony reny Davida mpan-
jaka izany zavatra rehetra izany,
dia nirehitra ny fahatezerany. 22
Ary Absaloma tsy nifampiteny ta-
miny Amnona rahalahiny akory na
soa na ratsy; fa halany Absaloma
izy noho ny nisavihany any Tamara
anabaviny.

23 Ary nony afaka roa taona
ngarangidina, dia nampanety ondry
teo Bala-hazora ao akaiky any
Efraima Absaloma, ka nanasa ny
zanakalahin' ny mpanjaka rehetra
izy. 24 Ary nankao amy ny mpan-
jaka Absaloma ka nanao hoe: Indro,
mampanety ondry ny mpanomponao;
koa trarantitra hianao, aoka ny
mpanjaka sy ny mpanompony han-

[1] *Heb.* fahadalana. [2] *Na:* akanjo misoratsoratra.

deha hiaraka amiko mpanomponao.
25 Fa hoy ny mpanjaka taminy
Absaloma: Tsia, anaka, aoka tsy
handeha avokoa izahay rehetra,
fandrao mahavaky tratra anao. Fa
Absaloma nanery azy hiany; nefa
tsy nety nandeha izy, fa nitso-
drano azy hiany. 26 Dia hoy
Absaloma: Raha tsy izany ary,
trarantitra hianao, aoka Amnona
rahalahiko no handeha hiaraka ami-
nay. Ary hoy ny mpanjaka ta-
miny: Ahoana no hiarahany ami-
nao? 27 Fa nanery azy Absaloma,
ka dia nalefany Amnona sy ny zana-
kalahin' ny mpanjaka rehetra han-
deha hiaraka aminy.

28 Ary Absaloma nanome teny
ny zatovony hoe: Miomàna tsara,
fa rehefa faly ny fony Amnona
azon' ny divay, ka lazaiko amina-
reo hoe: Asio Amnona, dia ataovy
maty izy, fa aza matahotra; tsy
izaho va no nanome teny anareo?
Matokia, aoka hiseho ho lehilahy
mahery hianareo. 29 Ary ny zato-
vony Absaloma nanao taminy Am-
nona araka ny teny nomeny Absa-
loma azy. Dia nitsangana avokoa
ny zanakalahin' ny mpanjaka rehe-
tra, ary samy nitaingina ny ampon-
drany ka nandositra.

30 Ary raha mbola teny an-dàla-
na izy ireo, dia tonga tao aminy
Davida ny filazana hoe: Novonoiny
Absaloma avokoa ny zanakalahin'
ny mpanjaka, ka tsy nasiany mian-
gana na dia iray akory aza. 31
Dia nitsangana ny mpanjaka ka
nandriatra ny fitafiany, dia nandry
tamy ny tany; ary ny mpanompony
rehetra nitsangana teo, samy voa-
triatra avokoa ny fitafiany. 32 Ary
Jonadaba, zanaky Simea, rahalahiny
Davida, nanao hoe: Aoka ny tom-
poko tsy hanao hoe: Matiny avokoa
ny zatovo rehetra, zanakalahin' ny
mpanjaka; fa Amnona hiany no
maty; fa Absaloma efa nifofo azy
hatramy ny andro nisavihany any
Tamara anabaviny. 33 Koa aoka
ny mpanjaka tompoko tsy hieritre-
ritra am-po fa maty avokoa ny zana-
kalahin' ny mpanjaka rehetra; fa
Amnona hiany no maty.

34 Fa Absaloma nandositra. Ary
ny zatovo mpitily nanopy ny masony
ka nahita fa, indreo, nisy olona maro
avy teo ivohony, teo anilan' ny
tendrombohitra. 35 Ary hoy Jona-
daba tamy ny mpanjaka: Indreo,
avy ny zanakalahin' ny mpanjaka,
dia araka ny nolazain' ny mpanom-
ponao tokoa. 36 Ary nony efa
voalazany izany teny izany, dia,
indreo, tonga ny zanakalahin' ny
mpanjaka, ary nanandratra ny feony
izy ka nitomany; ary ny mpanjaka
sy ny mpanompony dia mba nito-
many mafy dia mafy koa.

37 Fa Absaloma nandositra nan-
kany aminy Talmay, zanakalahiny
Amihoda, mpanjakany Gesora. Ary
nisaona ny zanany mandrakariva
Davida. 38 Ary Absaloma efa
nandositra nankany aminy Gesora
ka nitoetra tany telo taona. 39
Ary Davida mpanjaka naniry hivoa-
ka hankany aminy Absaloma;[1] fa
nionona izy noho ny aminy Amnona,
satria efa maty izy.

*Ny nodiany Absaloma, sy ny nampi-
havanana ny rainy taminy.*

XIV. ARY Joaba, zanaky Zeroia,
nahalala fa ny fon' ny
mpanjaka nalahelo any[2] Absa-
loma hiany. 2 Koa naniraka tany
Tekoa nampaka vehivavy hendry
tany Joaba ka nanao taminy hoe:
Masìna hianao, modia misaona, ka
miakanjoa akanjo fisaonana, ary aza
mihoso-diloilo hianao, fa manaova
tahaka ny vehivavy efa nisaona ela
ny maty; 3 dia mankanesa ao amy
ny mpanjaka, ka lazao aminy araka
izao. Dia nomeny Joaba teny izy.
4 Ary nony niteny tamy ny

[1] *Na:* Koa izany no nisakana any Davida mpanjaka tsy hivoaka hamely any Absaloma.
[2] *Na:* mbola tezitra taminy.

mpanjaka ravehivavy avy any Te-
koa, dia niankohoka tamy ny tany
izy ary nitsaoka ka nanao hoe:
Vonjeo, ry mpanjaka ô. 5 Ary
hoy ny mpanjaka taminy: Inona
no nanjo anao? Dia hoy izy: Ve-
hivavy mpitondra tena tokoa aho,
fa maty vady. 6 Ary izaho mpa-
nompovavinao nanan-janaka roa
lahy, ary nifanditra tany an-tsaha
izy mirahalahy, ka tsy nisy nam-
pisaraka azy, ary ny anankiray
namely ny rahalahiny ka nahafaty
azy. 7 Ary, indreo, ny mpianakavy
rehetra nanangana ady tamiko mpa-
nompovavinao ka nanao hoe: Ato-
lory ilay namely ny rahalahiny, fa
hataonay maty izy noho ny ain' ny
rahalahiny izay novonoiny; ka dia
hovonoinay koa ny mpandova; ka
hovonoiny koa ny vainafoko sisa, ka
tsy hamelany anarana na zanaka ho
any ny vadiko etỳ ambonin' ny
tany.

8 Ary hoy ny mpanjaka tamin-
dravehivavy: Modia hianao; fa
izaho no handidy ny amin' izany.

9 Ary hoy ravehivavy avy any
Tekoa tamy ny mpanjaka: Ry
mpanjaka tompoko ô, aoka ho amiko
ny heloka sy ho amy ny ankohonan'
ny raiko; fa ny mpanjaka sy ny
seza fiandrianany dia aoka tsy ha-
nan-tsiny. 10 Dia hoy ny mpan-
jaka: Na zovy na zovy manisy teny
anao, ento etỳ amiko, dia tsy hani-
nona anao intsony izy.

11 Ary hoy ravehivavy: Traran-
titra hianao, ry mpanjaka ô, aoka
hianao hahatsiaro any Jehovah
Andriamanitrao, ary aoka ny mpa-
maly ra tsy hamono intsony, fandrao
mamono ny zanako izy. Dia hoy
ny mpanjaka: Raha velona koa
Jehovah, tsy hisy ho latsaka amy
ny tany na dia singam-bolo iray
akory aza amy ny zanakao.

12 Ary hoy ravehivavy: Traran-
titra hianao, aoka kely ny mpanom-
povavinao hanao teny indraim-bava
monja amy ny mpanjaka tompoko.
Ary hoy izy: Lazao ary. 13 Dia
hoy ravehivavy: Nahoana hianao
no nihevitra toy izany hamely ny
olon' Andriamanitra? Fa amy ny
itenenan' ny mpanjaka izany zava-
tra izany, dia toa mahavoa ny
tenany hiany izy noho ny tsi-fam-
podian' ny mpanjaka ilay noroahiny.
14 Fa tsy maintsy maty isika ka
ho tahaka ny rano raraka amy ny
tany, izay tsy azo raofina intsony;
ary Andriamanitra tsy manala ain'
olona, fa mihevitra izay tsy hana-
riany ilay noroahiny. 15 Fa izaho
no tonga hilaza izany zavatra izany
amy ny mpanjaka tompoko, ny olona
no nampitahotra ahy; ary hoy izaho
mpanompovavinao: Mba holazaiko
amy ny mpanjaka izany; fa an-
gamba ny mpanjaka hanao izay
angatahin' ny mpanompovaviny.
16 Eny, ny mpanjaka hihaino ka
hamonjy ny mpanompovaviny ho
afaka amy ny tànan' ny lehilahy
izay ta-hamongotra ahy mbamy ny
zanako hiala amy ny lova nomen'
Andriamanitra. 17 Dia hoy ny
mpanompovavinao: Hahazoako fio-
nonana anie ny tenin' ny mpanjaka
tompoko; fa tahaka Ilay Anjelin'
Andriamanitra ny mpanjaka tom-
poko ka mandinika izay soa sy
ratsy; koa Jehovah Andriamanitrao
anie ho aminao.

18 Ary ny mpanjaka namaly an-
dravehivavy hoe: Aza dia afenina
ahy izay zavatra hanontaniako anao.
Dia hoy ravehivavy: Aoka hiteny
ny mpanjaka tompoko. 19 Ary
hoy ny mpanjaka: Moa saina
nomeny Joaba va izany rehetra
lazainao izany?[1]

Dia hoy ny navalin-dravehivavy:
Raha velona koa ny ainao, ry mpan-
jaka tompoko, tsy misy mivily izay
rehetra nolazain' ny mpanjaka tom-
poko na ho amy ny ankavanana na
ho amy ny ankavia; fa Joaba mpa-
nomponao tokoa no nandidy ahy sy

[1] *Heb.* Moa ny tànany Joaba va no aminao amin' izany rehetra izany?

nanome izany teny rehetra izany ny
mpanompovavinao. 20 Ny ham-
piova tarehy ny raharaha no nanao-
vany Joaba mpanomponao izany
zavatra izany; fa hendry tahaka
Ilay Anjelin' Andriamanitra ny
tompoko ka mahalala ny zavatra
rehetra etỳ ambonin' ny tany.

21 Ary hoy ny mpanjaka taminy
Joaba: Indro fa efa nekeko izany
zavatra izany; koa andeha, alao
hody Absaloma zatovo. 22 Dia
niankohoka tamy ny tany Joaba ka
nitsaoka sy nisaotra ny mpanjaka;
ary hoy Joaba: Anio no ahafan-
taran' ny mpanomponao fa efa ma-
hita fitia eo imasonao aho, ry mpan-
jaka tompoko, amy ny nanaovan'
ny mpanjaka araka ny nangatahin'
ny mpanompony.

23 Dia niainga Joaba nankany
Gesora, ka nentiny nankany Jerosa-
lema Absaloma. 24 Ary hoy ny
mpanjaka: Aoka hody any an-tra-
nony izy, fa aza avela hahita ny
tavako. Ary Absaloma nankany
an-tranony, ka dia tsy nahita ny
tavan' ny mpanjaka.

25 Ary tsy nisy lehilahy tsara
tarehy noderaina fatratra tahaka
any Absaloma teo amy ny Isiraely
rehetra, fa hatrany am-paladiany ka
hatrany an-tampon-dohany dia tsy
nisy tsiny izy. 26 Ary raha nana-
ratra ny lohany izy (fa isaky ny
fitsingerenan' ny taona no nanara-
tany azy; fa nanavesatra azy ka
noharatany), dia nolanjainy ny
volon-dohany, ka sekely roan-jato
no lanjany, araka ny fandanjàn' ny
mpanjaka. 27 Ary Absaloma nite-
raka zanaka telo mirahalahy sy
vavy iray, atao hoe Tamara, ary
vehivavy tsara tarehy izy.

28 Ary Absaloma nitoetra roa
taona ngarangidina tany Jerosalema,
nefa tsy mbola nahita ny tavan' ny
mpanjaka hiany izy. 29 Ary Absa-
loma dia naniraka tany aminy Joaba,
mba hanirahany azy ho any amy ny
mpanjaka, fa tsy nety nankany
aminy izy; ary mbola naniraka
fanindroany indray Absaloma, fa
mbola tsy nety nankany hiany
Joaba. 30 Koa dia hoy izy tamy
ny mpanompony: Indro, ny tanim-
bariny Joaba mifanolotra amy ny
ahy, ary manana vary hordea ao
izy; andeha, dory amy ny afo izany.
Ary ny mpanompony Absaloma dia
nandoro ny tanimbary. 31 Ary
Joaba niainga nankany aminy Absa-
loma tao an-tranony ka nanao taminy
hoe: Nahoana ny mpanomponao no
nandoro ny tanimbariko tamy ny
afo? 32 Fa hoy Absaloma taminy
Joaba: Indro, naniraka tany aminao
aho ka nanao hoe: Mankanesa atỳ
hirahiko ho any amy ny mpanjaka
hanao hoe: Nahoana no niala tany
Gesora aho? Tsara amiko raha
nitoetra tany hiany mandraka anke-
hitriny. Koa ankehitriny, aoka re
mba hahita ny tavan' ny mpanjaka
aho, ka raha manan-keloka aho, dia
aoka hovonoiny.

33 Ary Joaba nankany amy ny
mpanjaka ka nanambara izany
taminy; ary dia nampanalain' ny
mpanjaka Absaloma, dia nankao
aminy izy ka niondrika tamy ny
tany teo anatrehan' ny mpanjaka;
ary dia nanoroka any Absaloma ny
mpanjaka.

*Ny niodinany Absaloma, sy ny nandosirany Davida.*

XV. ARY nony afaka izany,
Absaloma dia nanomana
kalesy iray sy soavaly ary olona
dimam-polo lahy ho mpihazakazaka
eo alohany. 2 Ary Absaloma nifoha
maraina koa, dia nijanona teo ani-
lan' ny làlana mankeo am-bavahady,
ka raha nisy olona nanana ady ho
entiny any amy ny mpanjaka hotsa-
raina, dia nantsoiny Absaloma ka
nanontaniany hoe: Avy any amy
ny tanàna aninona hianao? Ary
hoy izy: Avy any Ananona amy ny
fireneny Isiraely ny mpanomponao.
3 Dia hoy Absaloma taminy: Eny,
tsara sy marina ny raharahanao,

saingy tsy misy olona voatendrin'
ny mpanjaka hihaino anao.
4 Ary hoy koa Absaloma : Enga
anie ka izaho no voatendry ho mpi-
tsara amy ny tany, ary ho avy aty
amiko ny olona rehetra izay manana
ady sy teny hotsaraina, dia homeko
rariny izy ! 5 Ary isaky ny nisy
olona nanatona hiankohoka teo ano-
loany, dia narosony ny tànany ka
noraisiny sy norohany izany olona
izany. 6 Ary toy izany no nataony
Absaloma tamy ny Isiraely rehetra
izay nankao amy ny mpanjaka
hotsaraina ; ka dia voafetsiny Absa-
loma ho azy ny fon' ny lehilahy amy
ny Isiraely.
7 Ary nony afaka efa-polo taona,[1]
dia hoy Absaloma tamy ny mpan-
jaka : Trarantitra hianao, aoka aho
hankany Hebrona hanefa ny voadiko
izay nivoadiako taminy Jehovah. 8
Fa nivoady aho mpanomponao, fony
mbola nitoetra tany Gesora any
Syria, nanao hoe : Raha mbola
hampodiny Jehovah any Jerosalema
hiany aho, dia hanompo any Jeho-
vah. 9 Ary hoy ny mpanjaka
taminy : Mandehana soa aman-tsara
ary. Dia niainga izy ka nankany
Hebrona.
10 Ary Absaloma naniraka mpi-
tety nankeny amy ny fireneny
Isiraely rehetra hanao hoe : Raha
vao mandre ny feon' ny anjomara
hianareo, dia miantsoa hoe : Absa-
loma no mpanjaka ao Hebrona. 11
Ary nisy roan-jato lahy izay nasainy
Absaloma, ka dia nanaraka azy avy
tany Jerosalema, nefa nandeha tamy
ny fahatsoran' ny fony izy ireo, fa
tsy nahafantatra na inona na inona.
12 Ary Absaloma naniraka naka
any Ahitofela Gilonita, mpanolo-
tsaina any Davida, avy tao an-
tanànany, dia tao Gilo, raha mbola
nanatitra ny fanatitra izy. Ary
nihamasaka ny tetika fikomiana,
ka dia nihamaro mandrakariva ny
olona nomba any Absaloma.
13 Ary nisy olona tonga tao
aminy Davida ka nilaza hoe : Lasa
nanaraka any Absaloma ny fon' ny
lehilahy amy ny Isiraely. 14 Ary
hoy Davida tamy ny mpanompony
rehetra izay tao aminy tany Jerosa-
lema : Mitsangàna, andeha isika
handositra, fa tsy hisy hahafahan-
tsika aminy Absaloma ; andeha hiala
faingana, fandrao tamy faingana izy,
ka tratrany eto isika, dia hataony
idiran-doza tampoka eto isika, ary
hasiany amy ny lelan-tsabatra ny
tanàna. 15 Ary hoy ny mpanom-
pon' ny mpanjaka taminy : Indreto
ny mpanomponao hanao araka izay
rehetra sitraky ny mpanjaka tom-
poko.
16 Dia nivoaka ny mpanjaka ka
narahin' ny ankohonany rehetra.
Ary ny mpanjaka namela folo vavy
tamy ny vaditsindranony hiandry
trano. 17 Ary nivoaka ny mpan-
jaka, ka dia nanaraka azy ny va-
hoaka rehetra, ary nitoetra teo
Faratanàna izy. 18 Ary ny mpa-
nompony rehetra nandeha teny ani-
lany, ka ny miaramila mpiambina
andriana [2] rehetra sy ny Gatita
rehetra, dia enin-jato lahy izay
nanaraka azy avy tany Gata, nan-
deha teo alohan' ny mpanjaka.
19 Ary hoy ny mpanjaka taminy
Itahy Gatita : Nahoana no hianao
avy no mba miaraka aminay ? Mi-
verena, ka mitoera any amy ny
mpanjaka ; fa hafa firenena sady
mpivahiny hianao ; *modia* ho any
amy ny fonenanao. 20 Fa vao
omaly no nahatongavanao, ka anio
va dia ho entiko manjenjena hia-
raka aminay hianao ? fa mandeha
ho any amin' izay azoko aleha aho,
koa miverena hiany hianao, ary
ento hiara-miverina aminao koa ny
rahalahinao ; ho aminao anie ny
famindrampo sy ny fahamarinana.
21 Fa Itahy namaly ny mpanjaka
hoe : Raha velona koa Jehovah, ary
raha velona koa ny mpanjaka tom-

[1] *Na:* [efa-taona].
[2] *Heb.* Keretita sy Peletita.

poko, izay hitoeran' ny mpanjaka
tompoko, na ho faty na ho velona,
dia any koa no hitoeran' ny mpa-
nomponao. 22 Ary hoy Davida
taminy Itahy: Andeha mandroso
ary. Dia nandroso Itahy Gatita sy
ny olony rehetra mbamy ny zaza
amim-behivavy rehetra izay teo
aminy.
23 Ary ny olona rehetra dia
nitomany nikaikaika, ary nita ny
vahoaka rehetra; ny mpanjaka koa
dia nita ny lohasahan-driaka Kidro-
na, ary ny vahoaka rehetra nandroso
tamy ny làlana mankany an-efitra.
24 Ary indro koa Zadoka sy ny
Levita rehetra nanaraka azy niton-
dra ny fiaran' ny faneken' Andria-
manitra. Ary nametraka ny fiaran'
Andriamanitra izy—ary Abiatara
niakatra—mandra-pahatapitry ny
olona rehetra avy tao an-tanàna.
25 Ary hoy ny mpanjaka taminy
Zadoka: Ento miverina ho any an-
tanàna hiany ny fiaran' Andriama-
nitra; fa raha mahita fitia eo ima-
sony Jehovah aho, dia mbola ho
entiny miverina hiany, ka hasehony
ahy iny sy ny fitoerany. 26 Fa
raha izao kosa no lazainy: Tsy
sitrako hianao, dia inty aho, aoka
Izy hanao amiko araka izay ataony
ho tsara.
27 Ary hoy koa ny mpanjaka
taminy Zadoka mpisorona: *Tsy*
mpahita va hianao; miverena soa
aman-tsara any an-tanàna hianao
mbamy ny zanakareo roa lahy mia-
raka aminareo, dia Ahimaza zanakao
sy Jonatana, zanaky Abiatara. 28
Indro, izaho hijanonjanona eny amy
ny fitana [1] any amy ny efitra man-
dra-pahatongan' izay teny avy atỳ
aminareo hambara amiko. 29 Ary
Zadoka sy Abiatara nitondra ny
fiaran' Andriamanitra niverina nan-
kany Jerosalema hiany; dia nitoetra
tany izy.
30 Ary Davida niakatra teny an-
tendrombohitra Oliva ka nitomany
teny am-piakarana ary nisaron-doha
sady nandeha tsy nikiraro; ary ny
vahoaka rehetra izay nanaraka azy
samy nisaron-doha sy niakatra ary
nitomany teny am-piakarana avokoa.
31 Ary nisy nanambara taminy
Davida hoe: Ahitofela koa mba
isan' ny mpiray tetika aminy Absa-
loma. Dia hoy Davida: Mitaraina
aminao aho, Jehovah ô, ampodio ho
fahadalana ny hevitra ataony Ahi-
tofela.
32 Ary nony tonga teo an-tampon'
*ny tendrombohitra* Davida, dia teo
amin' izay fivavahan' ny olona
tamin' Andriamanitra, indro, avy
hitsena azy Hosay Arkita, voatriatra
ny akanjony sady nihosin-tany ny
lohany; 33 ary hoy Davida taminy:
Raha miara-mandroso amiko hianao,
dia ho tonga enta-mavesatra amiko;
34 fa raha hiverina any an-tanàna
kosa hianao ka hanao aminy Absa-
loma hoe: Ho mpanomponao aho,
ry mpanjaka; efa mpanompon' ny
rainao hiany aho taloha, fa anke-
hitriny kosa dia mpanomponao aho,
—dia hofoananao hahasoa ahy ny
hevitra ataony Ahitofela. 35 Ary
tsy ao aminao va Zadoka sy Abia-
tara mpisorona? Koa izay zavatra
rehetra renao avy ao an-tranon' ny
mpanjaka, dia ambarao aminy Zado-
ka sy Abiatara mpisorona. 36
Indreo, any aminy ny zanany roa
lahy, dia Ahimaza, zanaky Zadoka,
sy Jonatana, zanaky Abiatara; ary
izy no hampitondrainareo izay re-
hetra renareo ho atỳ amiko. 37
Koa dia tonga tany an-tanàna Ho-
say, sakaizany Davida, tamy ny
nahatongavany Absaloma tany Jero-
salema.

XVI. Ary nony vao nihilana kely
avy teo an-tampon' ny ten-
drombohitra Davida, indro, Ziba,
mpanompony Mefiboseta, nitsena azy
mitondra boriky roa voaisy lasely
sady nampitondraina mofo roan-jato
sy voaloboka maina zato sampaho

---

[1] *Na:* tani-hay.

sy voankazo masaka fahavaratra
zato ary divay iray tavoara.[1] 2
Ary hoy ny mpanjaka taminy Ziba:
Ahoana no hevitrao amin' ireto?
Dia hoy Ziba: Ny boriky dia ho
any ny ankohonan' ny mpanjaka
hitaingenany; ary ny mofo sy ny
voankazo masaka fahavaratra hohanin'
ny zatovo; ary ny divay hosotroin'
izay reraka any an-efitra.

3 Dia hoy ny mpanjaka: Aiza
ny zanakalahin' ny tomponao? Ary
hoy Ziba tamy ny mpanjaka: Indro,
mitoetra any Jerosalema izy; fa hoy
izy: Anio no hampodian' ny taranaky
Isiraely ny fanjakan' ikaky
ho ahy. 4 Dia hoy ny mpanjaka
taminy Ziba: Indro, anao izay rehetra
any Mefiboseta. Ary hoy
Ziba: Trarantitra anie hianao, aoka
hahazo fitia eto imasonao aho, ry
mpanjaka tompoko.

5 Ary nony nanakaiky any Bahorima
Davida mpanjaka, indro, nisy
lehilahy, tamingany Saoly—ny anarany
dia Simey, zanaky Gera izy,
—nivoaka avy tao ka nanozona
teny am-pandehanana. 6 Ary nitora-bato
any Davida mpanjaka sy
ny mpanompony rehetra izy; ary
ny vahoaka rehetra sy ny lehilahy
mahery rehetra dia teo amy ny
ankavanan' ny mpanjaka sy teo
amy ny ankaviany. 7 Ary hoy
ny fanozony Simey: Mandehana,
mandehana, ry lehilahy mpandatsadra
sy tena ratsy fanahy! 8 Nataony
Jehovah manody anao izao
ny ran' ny tamingany Saoly, ilay
nodimbasanao fanjakana; ary Jehovah
nanome ny fanjakana ho eo
an-tànany Absaloma zanakao kosa;
ary, indro, efa idiran-doza izao
hianao, satria mpandatsa-dra.

9 Ary hoy Abisay, zanaky Zeroia,
tamy ny mpanjaka: Nahoana no
avela hanozona ny mpanjaka tompoko
io alika maty io? Trarantitra
hianao, aoka aho handeha ka hanapaka
ny lohany. 10 Fa hoy ny
mpanjaka: Moa mifaninona akory
izaho sy hianareo, ry zanaky Zeroia?
Raha manozona izy, sady Jehovah
no nanao taminy hoe: Ozòny Davida,
dia iza indray no hanao hoe:
Nahoana hianao no manao izany?

11 Ary hoy koa Davida taminy
Abisay sy tamy ny mpanompony
rehetra: Indro, ny zanako naterako
aza mitady ny aiko, ka mainka io
Benjamita io! Avelao hiany izy
hanozona, fa Jehovah no nampanao
azy izany. 12 Angamba Jehovah
hamindra fo amiko ny amy ny
heloko[2] ary hamaly soa ahy noho
izao ozona nanjo ahy andro any
izao. 13 Ary nony nandeha teny
an-dàlana Davida sy ny olony, dia
nandeha tamy ny ilan' ny havoana
tandrifiny kosa Simey ka nanozona
teny am-pandehanana sady nitorabato
nanandrify azy sy namafy
vovoka.

14 Ary dia tonga tao ny mpanjaka
sy ny vahoaka rehetra izay
nanaraka azy sady efa reraka,[3] ka
dia naka aina teo izy.

*Ny nataony Absaloma tany Jerosalema, sy ny hevitra nomeny Ahitofela azy, ary ny nanafoanany Hosay izany.*

15 ARY Absaloma sy ny vahoaka
rehetra tamy ny Isiraely
dia tonga tany Jerosalema, ary
Ahitofela koa dia teo aminy.

16 Ary Hosay Arkita, sakaizany
Davida, dia tonga tao aminy Absaloma
ka nanao taminy hoe: Ho ela
velona anie ny mpanjaka! ho ela
velona anie ny mpanjaka! 17 Fa
hoy Absaloma taminy Hosay: Izao
va no fitianao ny sakaizanao? Nahoana
hianao no tsy mba nandeha
niaraka tamy ny sakaizanao? 18
Ary hoy Hosay taminy Absaloma:
Tsia, fa izay nofidiny Jehovah sy
ireto vahoaka ireto mbamy ny lehi-

---

[1] *Na:* siny hoditra. [2] *Na:* hijery ny fahoriako (*na* ny ranomasoko ?).
[3] *Na:* Ary tonga tao Aiefima ny mpanjaka sy ny vahoaka rehetra izay nanaraka azy.

lahy amy ny Isiraely, dia izy no
hombako, sady ao aminy no hitoe-
rako. 19 Ary koa, iza indray no
hotompoiko? Tsy eo anatrehan' ny
zanany va? Tahaka ny nanom-
poako teo anatrehan' ny rainao no
hanompoako eto anatrehanao koa.

20 Ary hoy Absaloma taminy
Ahitofela: Heveronareo tsara izay
hataontsika. 21 Dia hoy Ahitofela
taminy Absaloma: Midira ao amy
ny vaditsindranon-drainao, izay nam-
piandrasiny trano; dia ho ren' ny
Isiraely rehetra fa efa nanamaimbo
tena eo anatrehan-drainao hianao,
ka dia hahery ny tànan' izay rehetra
momba anao. 22 Ary dia nanorin-
day ho any Absaloma teo an-tampon-
trano ny olona; ary Absaloma nidi-
tra tao amy ny vaditsindranon-
drainy teo imason' ny Isiraely
rehetra.

23 Ary ny hevitry Ahitofela izay
nataony tamin' izany dia hoatra ny
manontany amin' Andriamanitra;
toy izany avokoa ny hevitra rehetra
nataony Ahitofela, na taminy Da-
vida, na taminy Absaloma.

XVII. Ary hoy Ahitofela taminy
Absaloma: Aoka aho hifan-
tina lehilahy roa arivo amby iray
alina ka hiainga hanenjika any
Davida anio alina; 2 ary ho tonga
ao aminy aho amin' ilay izy mbola
sasatra sy reraka iny, ka dia hotai-
riko; dia handositra ny vahoaka
rehetra izay any aminy, ary ny
mpanjaka hiany no hasiako; 3 dia
haveriko ho etỳ aminao ny vahoaka
rehetra—miankina amin' io lehilahy
tadiavinareo io ny hiverenan' ny
vahoaka rehetra,—ka dia hiadana
ny olona rehetra. 4 Ary sitraky
Absaloma sy ny loholon' ny Isiraely
rehetra izany.

5 Kanefa hoy Absaloma: Mba
antsoy kosa Hosay Arkita, ary aoka
ho rentsika koa izay teniny. 6
Ary nony tonga teo aminy Absa-
loma Hosay, dia hoy Absaloma ta-
miny: Izao no hevitry Ahitofela;
ka hanao araka ny teniny va isika?
Sa ahoana kosa no hevitrao? 7
Ary hoy Hosay taminy Absaloma:
Tsy mety ny hevitra nataony Ahito-
fela tamin' ity. 8 Ary hoy koa
Hosay: Hianao mahalala ny rainao
sy ny olony, fa olona mahery izy
sady masiaka tahaka ny bera very
anaka any an-tsaha; ary lehilahy
mpiady rainao ka tsy miara-mitoetra
amy ny vahoaka raha alina. 9 Fa,
indro, miery any an-davaka anan-
kiray izy izao, na ao amy ny fitoe-
rana hafa; ka raha misy resiny amy
ny voalohany, izay mandre izany
dia hanao hoe: Nahafatesana ny
olona manaraka any Absaloma. 10
Ary na dia izay mahery ka manana
fo tahaka ny fon' ny liona aza dia
ho ketraka tokoa; fa fantatry ny
Isiraely rehetra fa lehilahy mahery
rainao, sady lehilahy mahery koa
ireny manaraka azy ireny. 11 Koa
izao kosa no mba hevitro: Aoka
hovorina ho eto aminao avokoa ny
Isiraely rehetra hatrany Dana ka
hatrany Beri-sheba, toy ny fasika
amoron-dranomasina no hamarony;
ka dia ny tenanao no hankany an-
tafika. 12 Dia ho tonga ao aminy
amin' izay fitoerana anankiray hahi-
tana azy isika, ka dia hilatsaka
aminy toy ny filatsaky ny ando amy
ny tany, ka tsy hasiantsika mian-
gana na dia iray akory aza izy mba-
min' izay olona rehetra manaraka
azy. 13 Fa raha miditra an-tanàna
izy, dia hitondran' ny Isiraely re-
hetra mahazaka izany tanàna izany,
ka dia hotarihintsika ho any amy
ny ony izany ambara-paha-tsy hisy
na dia vato kely iray aza hita ao.
14 Ary hoy Absaloma sy ny lehilahy
rehetra amy ny Isiraely: Tsara
noho ny hevitra nataony Ahitofela
ny nataony Hosay Arkita. Fa efa
notendreny Jehovah ho foana ny
sain-dalina nataony Ahitofela, ham-
pidirany Jehovah loza aminy Absa-
loma.

15 Dia hoy Hosay taminy Zadoka
sy Abiatara mpisorona: Izany ka
izany no hevitra nomeny Ahitofela

any Absaloma sy ny loholon' ny
Isiraely; ary izao ka izao kosa no
hevitra nomeko azy. 16 Koa mani-
raha haingana izao, ary ambarao
aminy Davida hoe: Aza mitoetra
any amy ny fitana[1] any amy ny
efitra anio alina, fa mità faingana
tokoa, fandrao ho levona na ny
mpanjaka na ny olona rehetra any
aminy. 17 Ary Jonatana sy Ahi-
maza nitoetra tao En-rogela; fa tsy
sahy niseho tao an-tànana izy; ary
nisy ankizivavy anankiray nivoivoy
nanambara taminy; dia lasa nan-
deha nanambara tany aminy Davida
mpanjaka kosa izy roa lahy. 18
Fa nisy zazalahy iray nahita azy ka
nanambara taminy Absaloma; nefa
lasa faingana izy roa lahy ka tonga
tao an-tranon' olona tao Bahorima,
izay nisy lavaka fantsakana tao an-
tokotaniny, dia nidina tao izy roa
lahy. 19 Ary nalain' ny vadin-
dralehilahy ny rakotra ka narakony
teo am-bavan' ny lavaka fantsakana,
ary dia nanahy koba teo amboniny
izy, ka tsy nisy nahalala. 20 Ary
nony tonga tao amin-dravehivavy
tao an-trano ny mpanompony Absa-
loma, dia nanao hoe: Aiza Ahimaza
sy Jonatana teto? Fa hoy ravehi-
vavy taminy: Tafita ny renirano
kely izy izay. Ary nony efa nitady
azy ireo ka tsy nahita, dia niverina
nankany Jerosalema. 21 Ary nony
efa lasa ireo, dia niakatra avy ao
amy ny lavaka fantsakana izy roa
lahy, ka lasa nandeha izy, dia na-
nambara taminy Davida mpanjaka
hoe: Miaingà, ka mità faingana ny
rano; fa izany no hevitra nataony
Ahitofela hamelezana anareo.

22 Dia niainga Davida sy ny
olona nanaraka azy, ka nita any
Jordana izy; ary nony maraina ny
andro, dia tsy nisy tsy tafita any
Jordana na dia olona iray aza.

23 Ary nony hitany Ahitofela fa
tsy narahina ny hevitra nataony, dia
nasiany lasely ny borikiny, dia niain-
ga izy ka nody tany an-tranony tany
an-tanànany; ary nanafatra ny
ankohonany izy, dia nananton-tena,
ka dia maty ary nalevina tao amy
ny fasan-drainy.

*Ny nandresena any Absaloma, sy ny nahafatesany.*

24 ARY Davida tonga tao Maha-
naima. Ary Absaloma nita
any Jordana, dia izy sy ny lehilahy
rehetra amy ny Isiraely izay nana-
raka azy. 25 Ary Amasa no noten-
dreny Absaloma ho komandin' ny
miaramilany ho solony Joaba; ary
Amasa dia zanak' ilay Isiraelita[2]
atao hoe Jitra, ilay nandry taminy
Abigaila, zanakavaviny Nahasy sady
rahavaviny Zeroia, reniny Joaba.
26 Ary ny Isiraely sy Absaloma
nitoby tany amy ny tany Gileada.

27 Ary nony tonga tao Maha-
naima Davida, dia, indreo, tamy
Soby, zanaky Nahasy, avy any
Raban' ny taranaky Amona, sy
Makira, zanaky Amiela, avy any
Lo-debara, ary Barzilay Gileadita,
avy any Rogelima, 28 avy mitondra
fandriana sy bakoly sy vilany tany
sy vary tritika sy vary hordea sy
koba sy lango sy tsaramaso sy voa-
nemba[3] ary *voanemba* voaendy 29
sy tantely sy rononomandry sy on-
dry ary zanak' omby[4] ho any Da-
vida sy ny olona nanaraka azy; fa
hoy izy: Noana sy sasatra ary man-
getaheta atỳ an-efitra ny vahoaka.

XVIII. Ary Davida nandamina ny
olona izay nomba azy ka
nanendry mpifehy arivo sy mpifehy
zato hifehy azy. 2 Ary Davida
nampandeha ny olona, ka ny am-
pahatelony nofeheziny Joaba, ary
ny ampahatelony nofeheziny Abisay,
zanaky Zeroia, rahalahiny Joaba,
ary ny ampahatelony kosa nofehe-
ziny Itahy Gatita.

Ary hoy ny mpanjaka tamy ny

---

[1] *Na:* tani-hay. [2] *Na:* Ismaelita; *izahao* 1 *Tan.* ii. 17. [3] erva lenta.
[4] *Na:* rononomandrin' omby.

vahoaka : Izaho koa dia handeha
hiaraka aminareo tokoa. 3 Fa hoy
ny vahoaka : Tsy avelanay handeha
hianao ; fa raha mandositra izahay,
dia tsy hahoany ; ary na matiny
sasaka aza izahay, dia tsy hahoany
akory ; fa hianao no hoatra ny iray
alina aminay ; koa tsara raha ha-
monjy anay avy ato an-tanàna hia-
nao. 4 Ary hoy ny mpanjaka tami-
ny : Izay sitrakareo ary no hataoko.
Dia nitsangana teo anilan' ny
vavahady ny mpanjaka, ary ny va-
hoaka rehetra nivoaka isan-jato sy
isan-arivo. 5 Ary ny mpanjaka
nandidy any Joaba sy Abisay ary
Itahy hoe : Noho ny amiko dia ma-
mindrà fo aminy Absaloma zatovo.
Ary ny olona rehetra dia nahare ny
nandidian' ny mpanjaka ny mpifehy
rehetra ny aminy Absaloma.

6 Ka dia nivoaka teny an-tsaha
ny vahoaka hiady amy ny Isiraely,
ka rafitra tao amy ny alany Efraima
ny ady ; 7 ary resy tao ny lehilahy
amy ny Isiraely teo anoloan' ny
mpanompony Davida, ka be dia be
no ringana androtrizay, dia olona roa
alina. 8 Fa nihahakahaka teny
rehetra teny ny ady ; ka ny matin'
ny ala androtrizay dia be noho ny
matin' ny sabatra.

9 Ary Absaloma nifanehatra
tamy ny mpanompony Davida. Ary
nitaingina ampondra izy, ary ny
ampondra nandeha teo ambanin'
ny rantsan-kazo mikirindro tamy
ny hazo terebinta, ka voahazon' ny
hazo terebinta ny lohany Absaloma,
ka dia nikiraviravy teo anelanelan'
ny lanitra sy ny tany izy ; fa lasa
ny ampondra nitaingenany.

10 Ary nisy lehilahy anankiray
nahita izany, dia nanambara taminy
Joaba hoe : Indro, hitako mihan-
tona amy ny hazo terebinta Absa-
loma. 11 Ary hoy Joaba tamin'
ilay lehilahy nilaza taminy : Koa
nahoana, raha nahita azy hianao,
no tsy nasianao hianjera amy ny
tany izy, ka dia tsy maintsy ho
nomeko sekely volafotsy folo sy
fehin-kibo hianao ? 12 Fa hoy
ralehilahy taminy Joaba : Na dia
efa mby an-tànako aza ny sekely
volafotsy arivo, tsy haninjitra ny
tànako hamely ny zanaky ny mpan-
jaka aho ; fa teo anatrehanay no
nandidian' ny mpanjaka anao sy
Abisay ary Itahy hoe : Samia mi-
tandrina any Absaloma zatovo. 13
Tsy misy zavatra azo afenina amy
ny mpanjaka, koa raha nanao hafa-
hafa taminy aho, na dia hianao io
aza dia ho nitsangana hanameloka
ahy.[1] 14 Dia hoy Joaba : Tsy han-
dany andro foana eto aminao aho.
Ary nitondra lefona telo teny an-
tànany izy, ka natsatony tamy ny
fony Absaloma, raha mbola velona
teo amy ny hazo terebinta izy. 15
Ary nisy tovolahy folo, mpitondra
ny fiadiany Joaba, nanodidina any
Absaloma ka namely azy ho faty.

16 Ary Joaba nitsoka ny anjo-
mara, ka dia niverina avy nanenjika
ny Isiraely ny vahoaka, satria nian-
trany Joaba izy. 17 Dia nalain' ny
olona Absaloma ka natsipiny tao
an-davaka lehibe anankiray tao
anaty ala, dia nasiany antontam-
bato lehibe teo amboniny ; ary ny
Isiraely rehetra samy nandositra ho
any amy ny lainy avy.

18 Ary fony mbola velona Absa-
loma, dia efa naka vato izy ka nanao
ilay tsangam-bato ho azy tao an-
Dohasahan' ny Mpanjaka, fa hoy
izy : Tsy manan-janakalahy hamelo-
maso ahy aho ; ary dia nataony
araka ny anaran' ny tenany hiany
ilay tsangam-bato, ka mbola atao
hoe Fahatsiarovana any Absaloma
no anarany mandraka andro any.

*Ny nandrenesany Davida ny naha-
fatesany Absaloma sy ny hamafin'
ny alahelony azy.*

19 DIA hoy Ahimaza, zanaky
Zadoka : Aoka aho hihaza-

[1] *Na :* ho nahafoy ahy.

kazaka hitondra teny mahafaly ho
any amy ny mpanjaka ny amy ny
nanomezany Jehovah azy ny rariny
ka nahafahany tamy ny fahavalony.
20 Fa hoy Joaba taminy : Tsy ho
mpitondra teny mahafaly hianao,
raha mandeha anio, satria maty ny
zanakalahin' ny mpanjaka, fa andro
hafa dia mbola hitondra teny maha-
faly hiany hianao.
21 Ary hoy Joaba tamin' ilay
Kosita : Andeha, ambarao amy ny
mpanjaka izay efa hitanao. Ary
ilay Kosita niankohoka teo anatre-
hany Joaba, dia lasa nihazakazaka.
22 Fa Ahimaza, zanaky Zadoka,
dia mbola niteny taminy Joaba
hiany nanao hoe : Ka nahoana aza,
aoka hiany aho mba hiezaka koa
hanaraka ilay Kosita. Fa hoy
Joaba : Ahoana no hiezahanao,
anaka ; fa na dia mandeha aza
hianao, tsy hisy teny mahafaly
hahazoanao fitia tsinona ? 23 Ka
nahoana aza, *hoy izy :* Aoka hiany
aho hiezaka. Dia hoy Joaba ta-
miny : Miezaha ary. Ary dia nie-
zaka tamy ny làlana eny amy ny
lemaka Ahimaza ka nihoatra an' ilay
Kosita.
24 Ary Davida nipetraka teo
anelanelan' ny vavahady roa ; ary
ny mpitily niakatra teo ambony
vavahady teo amy ny mànda, ka
nanopy ny masony, dia nahita ka,
indrỳ misy lehilahy iray mihazaka-
zaka. 25 Ary ny mpitily niantso
ka nilaza tamy ny mpanjaka. Dia
hoy ny mpanjaka : Raha irery izy,
dia ho teny mahafaly no entiny.
Ary mbola nanatona nanatona
hiany ralehilahy. 26 Ary ny mpi-
tily nahita lehilahy iray koa nihaza-
kazaka, dia niantso ny mpiandry
vavahady izy nanao hoe : Indrỳ koa
misy lehilahy iray tamy mihazaka-
zaka. Dia hoy ny mpanjaka : Mi-
tondra teny mahafaly hiany koa izay.
27 Ary hoy ny mpitily : Raha toa
ahy, dia tahaka ny fihazakazaky
Ahimaza, zanaky Zadoka, no fiha-
zakazak' iny aloha. Ary hoy ny
mpanjaka : Lehilahy tsara fanahy
iny, ka hitondra teny soa mahafaly
no ihaviany.
28 Ary Ahimaza niantso ka
nanao tamy ny mpanjaka hoe :
Fiadanana ! sady niankohoka tamy
ny tany teo anatrehan' ny mpanjaka
izy ka nanao hoe : Isaorana anie
Jehovah Andriamanitrao, Izay efa
nanolotra ny olona nanainga tànana
hikomy amy ny mpanjaka tompoko.
29 Dia hoy ny mpanjaka : Tsara
hiany va Absaloma zatovo ? Fa hoy
Ahimaza : Tamy ny nanirahany
Joaba ny mpanompon' ny mpanjaka
sy izaho mpanomponao koa dia
nandre tabataba be aho, nefa tsy
fantatro izay antony. 30 Ary hoy
ny mpanjaka taminy : Mitanilà kely
ary, ka mijanòna etsy ; dia nitanila
izy ka nitoetra teo.
31 Ary, indro, avy ilay Kosita
ka nanao hoe : Aoka ny mpanjaka
tompoko hihaino teny mahafaly ;
fa Jehovah efa nanome anao ny
rariny ka nahafaka anao ankehi-
triny tamin' izay rehetra nitsangana
hikomy aminao. 32 Ary hoy ny
mpanjaka tamin' ilay Kosita : Tsara
hiany va Absaloma zatovo ? Fa hoy
ilay Kosita : Aoka ny fahavalon'
ny mpanjaka tompoko sy izay re-
hetra mitsangana hanisy ratsy anao
ho tahaka iny zatovo iny.
XIX. Ary dia niontana terỳ ny
fon' ny mpanjaka, ka niaka-
tra nankeo amy ny efi-trano teo
ambony vavahady izy sady nitomany
teny am-pandehanana ka nanao hoe :
Ry Absaloma, zanako, zanako, ry
Absaloma, zanako ô ! Inay anie aho
no maty nisolo anao, ry Absaloma
zanako, zanako ô !
2 Ary nambara taminy Joaba
hoe : Indro, mitomany sy misaona
any Absaloma ny mpanjaka. 3
Ary ny famonjena dia tonga fisaona-
na tamy ny vahoaka rehetra andro-
trizay, satria ren' ny vahoaka ta-
min' izany andro izany hoe : Mala-
helo ny zanany ny mpanjaka. 4
Ka dia niakatra nisokosoko tao an-

tanàna ny olona tamin' izany andro
izany, toy ny fisokosokon' ny olona
menatra raha mandositra amy ny
ady. 5 Fa ny mpanjaka nanarona
ny tavany sady nidradradradra tamy
ny feo mafy hoe: Ry Absaloma, zana-
ko, ry Absaloma, zanako, zanako ô!
6 Ary niditra tao amy ny mpan-
jaka tao an-trano Joaba ka nanao
hoe: Efa nomenarinao andro any
ny mpanomponao rehetra izay na-
monjy ny ainao andro any sy ny
ain' ny zanakao-lahy sy ny zanakao-
vavy ary ny ain' ny vadinao sy ny
vaditsindranonao; 7 fa ny manka-
hala anao no tianao, ary ny tia anao
kosa no halanao, ka nasehonao andro
any fa tsinontsinona aminao ny
manamboninahitra sy ny miaramila;
ary hitako izao fa raha velona Absa-
loma, ka izahay rehetra no maty
andro any, dia izany no sitrakao.
8 Koa mitsangàna ankehitriny, ka
mivoaha, ary manaova teny soa amy
ny mpanomponao; fa mianiana
aminy Jehovah aho fa raha tsy
mivoaka hianao, dia tsy hisy na dia
iray akory aza hitoetra eto aminao
anio alina; ka dia izany no ho mafy
lavitra aminao noho ny fahoriana
rehetra izay nanjo anao hatry ny
fony hianao vao zaza ka ambaraka
ankehitriny.
9 Dia nivoaka ny mpanjaka ka
nijanona teo am-bavahady; ary
nolazaina tamy ny vahoaka rehetra
hoe: Indro, ny mpanjaka mijanona
eo am-bavahady. Ary ny vahoaka
rehetra dia nankeo anatrehan' ny
mpanjaka.

*Ny nodiany Davida indray.*

ARY ny Isiraely dia samy efa
lasa nandositra ho any amy
ny lainy avy. 10 Ary ny vahoaka
rehetra tamy ny fireneny Isiraely
nifanditra hoe: Ny mpanjaka no
namonjy antsika tamy ny tànan'
ny fahavalontsika, indrindra fa
tamy ny tànan' ny Filistina; nefa
ankehitriny dia efa nandositra niala
tamy ny tany izy noho ny aminy
Absaloma. 11 Ary Absaloma, izay
nohosorantsika hanjaka amintsika,
dia efa maty tamy ny ady. Koa
nahoana hianareo no tsy miteny
akory ny amy ny hampodiana ny
mpanjaka?
12 Ary Davida mpanjaka nani-
raka tany aminy Zadoka sy Abia-
tara mpisorona ka nanao hoe:
Ataovy amy ny loholon' ny Joda
hoe: Nahoana no dia hianareo in-
dray no ho farany amy ny fampo-
diana ny mpanjaka ho any an-tra-
nony?—fa ny tenin' ny Isiraely re-
hetra efa tonga tao amy ny mpan-
jaka tao an-tranony—13 rahalahiko
hianareo, ary taolako sy nofoko
hianareo; koa nahoana no dia
hianareo indray no ho farany amy
ny fampodiana ny mpanjaka? 14
Ary ataovy aminy Amasa koa hoe:
Tsy taolako sy nofoko va hianao?
Hataon' Andriamanitra amiko anie
izany, eny, mihoatra noho izany aza,
raha tsy ho komandin' ny miaramila
eo anatrehako mandrakariva ho
solony Joaba hianao.
15 Ary dia nampitodika ny fon'
ny lehilahy rehetra amy ny Joda ho
toy ny olona iray izy; ka dia nani-
raka tany amy ny mpanjaka izy ka
nanao hoe: Modia hianao sy ny
mpanomponao rehetra. 16 Ary
dia nody ny mpanjaka ka tonga tao
Jordana; ary ny Joda tonga tao
Gilgala hitsena ny mpanjaka hiton-
dra azy hita any Jordana.
17 Ary Simey, zanaky Gera,
Benjamita avy any Bahorima, dia
nidodododo nidina niaraka tamy ny
lehilahy amy ny Joda hitsena any
Davida mpanjaka. 18 Ary nisy
Benjamita arivo lahy koa nanaraka
azy, ary Ziba, mpanompon' ny tara-
naky Saoly, mbamy ny zanani-lahy
dimy amby ny folo sy ny mpanom-
pony roa-polo lahy izay nanaraka
azy; ary dia nita any Jordana teo
alohan' ny mpanjaka izy ireo. 19
Ary navoivoy teo ny lakana hampi-
tana ny ankohonan' ny mpanjaka
sy hanaovany izay sitrany.

Ary nony efa hita any Jordana
ny mpanjaka, dia indro Simey, za-
naky Gera, niankohoka teo anatre-
hany. 20 Ary hoy izy tamy ny
mpanjaka: Aoka tsy hisain' ny
tompoko heloka aho, ary aoka tsy
hotsarovanao ny ratsy nataon' ny
mpanomponao tamy ny andro nivoa-
han' ny mpanjaka tompoko niala
tany Jerosalema, ary aoka tsy ho
eritreretin' ny mpanjaka izany; 21
fa fantatro, izaho mpanomponao, fa
nanota aho; ka he! izaho no avy
voalohany andro any amy ny tara-
naky Josefa rehetra ka nidina
hitsena ny mpanjaka tompoko.

22 Fa namaly Abisay, zanaky
Zeroia, ka nanao hoe: Tsy hovonoi-
na va Simey noho izany, satria efa
nanozona ny voahosotry Jehovah
izy? 23 Dia hoy Davida: Moa
mifaninona akory izaho sy hianareo,
ry zanaky Zeroia, no tonga mpa-
nohitra ahy hianareo anio? Tokony
hisy olona hatao maty va eto amy
ny Isiraely izao? Fa moa tsy fan-
tatro va fa izaho no mpanjakan' ny
Isiraely anio? 24 Ary dia hoy ny
mpanjaka taminy Simey: Tsy ho
faty hianao. Ary ny mpanjaka dia
nianiana taminy.

25 Ary Mefiboseta, zanakalahiny
Saoly, nidina hitsena ny mpanjaka,
ary tsy nanasa tongotra na namboa-
tra volom-bava na nanasa lamba izy
hatramy ny andro nialan' ny mpan-
jaka ka hatramy ny andro nahaton-
gavany soa aman-tsara. 26 Ary
nony efa tonga hitsena ny mpanjaka
ny avy any Jerosalema, dia hoy ny
mpanjaka taminy: Nahoana no tsy
mba nandeha niaraka tamiko hianao,
ry Mefiboseta? 27 Fa hoy izy: Ry
mpanjaka tompoko, nofitahin' ny
mpanompoko aho; fa hoy izaho
mpanomponao: Hanisy lasely ny
boriky aho hitaingenako ka han-
kany amy ny mpanjaka; fa malemy
tongotra ny mpanomponao. 28 Nefa
nendrikendrehiny tamy ny mpan-
jaka tompoko izaho mpanomponao;
fa ny mpanjaka tompoko dia toy Ilay
Anjelin' Andriamanitra; koa ataovy
izay sitrakao. 29 Fa ny taranaky ny
raiko rehetra dia samy olona tokony
ho faty teo anatrehan' ny mpanjaka
tompoko; nefa hianao nampitoetra
ahy mpanomponao ho isan' izay
mihinana amy ny latabatrao. Koa
inona intsony no rariny ho ahy, ary
inona no mbola hitarainako amy ny
mpanjaka? 30 Ary hoy ny mpan-
jaka taminy: Nahoana no lazainao
indray ny raharahanao? Nefa izaho
efa nilaza hoe: Hianao sy Ziba no
hizara ny tany. 31 Ary hoy Mefi-
boseta tamy ny mpanjaka: Aoka
dia ho azy avokoa izy rehetra, fa
hianao mpanjaka tompoko efa tonga
soa aman-tsara ao amy ny tranonao
indray.

32 Ary Barzilay Gileadita nidina
avy tany Rogelima, dia niara-nita
any Jordana tamy ny mpanjaka izy
mba hanatitra azy hita any Jordana.
33 Ary Barzilay dia lehilahy antitra,
efa valo-polo taona; ary izy efa na-
nome hanina ny mpanjaka, raha
nitoetra tany Mahanaima izy; fa
mpanjatobe indrindra izy. 34 Ary
hoy ny mpanjaka taminy Barzilay:
Andeha hiara-mita amiko hianao
hovelomiko any amiko any Jerosa-
lema. 35 Fa hoy Barzilay tamy ny
mpanjaka: Hoatrinona intsony moa
no andro hahavelomako, no hiara-
miakatra amy ny mpanjaka hankany
Jerosalema aho? 36 Valo-polo taona
izay no andro nahavelomako, ka
mahalala izay soa sy ratsy intsony
va aho? Mahatsiaro ny tsiron-java-
tra haniko sy sotroiko intsony va
aho mpanomponao? Mahare izay
feon' ny mpihiralahy sy ny mpihira-
vavy intsony va aho? Koa nahoana
ny mpanomponao no mbola ho enta-
mavesatra amy ny mpanjaka tom-
poko? 37 Kely foana no hande-
hanan' ny mpanomponao eo an-dafiny
Jordana hiaraka amy ny mpanjaka;
koa nahoana ny mpanjaka no dia
hamaly fitia ahy loatra toy izany?
38 Trarantitra hianao, aoka aho
mpanomponao hody hiany ka ho

faty any amy ny vohitro ao akaikin'
ny fasan' ikaky sy ineny. Fa indro
Kimama mpanomponao; aoka izy
no hiaraka amy ny mpanjaka tom-
poko, ary ataovy aminy izay sitra-
kao. 39 Dia hoy ny mpanjaka:
Handeha hiaraka amiko tokoa Kima-
ma, ka hataoko aminy izay sitrakao,
ary izay angatahinao dia hataoko
ho anao.

40 Ary ny vahoaka rehetra nita
any Jordana. Ary nony tafita ny
mpanjaka, dia norohan' ny mpanjaka
Barzilay sady notsofiny rano, ary
dia lasa nody ho any amy ny fone-
nany izy. 41 Dia nandroso nankany
Gilgala ny mpanjaka, ary Kimama
niaraka taminy; ary ny lehilahy
rehetra amy ny Joda sy ny antsa-
saky ny lehilahy amy ny Isiraely
koa nanatitra ny mpanjaka.

*Ny nifandiran' ny Isiraely sy ny Joda, ary ny niodinany Seba.*

42 ARY, indreo, ny lehilahy rehe-
tra amy ny Isiraely nankao
amy ny mpanjaka ka nanao taminy
hoe: Nahoana ny lehilahy amy ny
Joda, rahalahinay, no nangalatra
anao ka nitondra ny mpanjaka sy
ny ankohonany ary ny olony Davida
rehetra teny aminy hita any Jor-
dana?

43 Ary ny lehilahy rehetra amy
ny Joda dia namaly ny lehilahy
amy ny Isiraely hoe: Satria havanay
akaiky ny mpanjaka; ka ahoana no
mahatezitra anareo amin' izany?
Nandany ny mpanjaka va izahay?
Na nanome zavatra anay akory va
izy? 44 Ary ny lehilahy amy ny
Isiraely kosa namaly ny lehilahy
amy ny Joda hoe: Izahay manana
anjaram-polo amy ny mpanjaka;
eny, izahay manana any Davida
mihoatra noho hianareo; koa na-
hoana hianareo no nanao tsinontsi-
nona anay? Tsy izahay va no niteny
talohanareo hampody ny mpanjaka-
nay? Ary ny tenin' ny lehilahy
amy ny Joda dia lozaloza kokoa
noho ny tenin' ny lehilahy amy ny
Isiraely.

XX. Ary sendra nisy lehilahy iray
tena ratsy fanahy teo, Seba no
anarany, zanaky Bikry Benjamita;
ary nitsoka ny anjomara izy sady
niantso hoe: Isika tsy manana an-
jara aminy Davida na lova amy ny
zanaky Jese; samia mody any amy
ny lainy avy, ry Isiraely ô. 2 Ka
dia samy niara-nandao any Davida
ny lehilahy amy ny Isiraely ka
nanaraka any Seba, zanaky Bikry;
fa ny lehilahy amy ny Joda no nifi-
kitra tamy ny mpanjakany hatrany
Jordana ka hatrany Jerosalema.

3 Ary nony tonga tao an-tranony
tany Jerosalema Davida mpanjaka,
dia nalainy ny vaditsindranony folo
vavy izay navelany hiandry trano
tao, ka nataony tao an-trano fiambe-
nana, ary nomeny fivelomana, fa tsy
nandriany intsony. Ka dia nambe-
nana tao mandra-pahafatiny ireo ka
velona tsy nanam-bady intsony.

4 Ary hoy ny mpanjaka taminy
Amasa: Vorio ny lehilahy amy ny
Joda ho eto amiko amy ny hate-
loana, ary aoka mba ho eto koa ny
tenanao. 5 Ary dia lasa Amasa
namory ny Joda, fa nandiso ny
fotoan' andro nomeny azy izy.

6 Ary hoy Davida taminy Abisay:
Ankehitriny izao dia Seba, zanaky
Bikry, no ahitantsika loza mihoatra
noho Absaloma; koa ento ny mpa-
nompon' ny tomponao, ka enjeho
izy, fandrao mahazo tanàna mimanda
ka tsy ho azontsika. 7 Ary dia
nivoaka hanenjika azy ny olony
Joaba sy ny miaramila mpiambina
andriana [1] ary ny lehilahy mahery
rehetra; dia nivoaka avy tany Jero-
salema ireo hanenjika any Seba,
zanaky Bikry.

8 Fa nony tonga tao amin' ilay
vato lehibe tao Gibeona izy, dia avy
Amasa nitsena azy; ary ny akanjo
fiadiany Joaba, ilay niakanjoany,

[1] *Heb.* Keretita sy Peletita.

dia nofehezina taminy, ary teo am-
boniny teo am-balahany no nisy ny
fehin-tsabany mbamy ny tranony;
ary nony nandeha izy, dia latsaka
ny sabatra. 9 Ary hoy Joaba tami-
ny Amasa: Tsara hiany va hianao,
ry rahalahy? Dia noraisiny Joaba
tamy ny tànany ankavanana ny
somotry Amasa horohany. 10 Fa
Amasa tsy nanahinahy ny sabatra
teny an-tànany Joaba, kanjo nasiany
tamy ny kibony izy, ka dia nivaro-
raka tamy ny tany ny tsinainy, ary
tsy nasiany intsony, fa matiny
tamin' izay.

Ary Joaba sy Abisay rahalahiny
nanenjika any Seba, zanaky Bikry.
11 Ary ny zatovony Joaba anan-
kiray nijanona teo anilan' ny faty
ka nanao hoe: Izay miandany aminy
Joaba sy Davida dia aoka hanaraka
any Joaba. 12 Ary Amasa nihosin-
dra teo anaty làlambe. Ary raha
hitan-dralehilahy fa nijanona ny
olona rehetra, dia nafindrany niala
teo amy ny làlambe ho any an-tsaha
ny fatiny Amasa ka nosaronany
lamba, nony hitany fa nijanona izay
rehetra mandalo azy. 13 Ary nony
nafindrany niala teo amy ny làlambe
izy, dia nizotra nanaraka any Joaba
ny olona rehetra hanenjika any Seba,
zanaky Bikry.

14 Ary izy nandeha namaky ny
fireneny Isiraely rehetra hatrany
Abela sy Beti-maka sy ny any ny
Berita rehetra; ary nivory ireo, ka
dia mba lasa nanaraka azy. 15
Ary dia tonga izy ka nanao fahirano
azy teo Abela *sy* Beti-maka, ary
nanandratra tovon-tany tandrifin'
ny tanàna izy, ka teo ivelany mano-
lotra ny mànda no nitoerany; ary
ny olona izay nomba any Joaba dia
namely nandrava ny mànda.

16 Ary nisy vehivavy hendry
tao an-tanàna niantso hoe: Mihai-
noa, mihainoa e; masìna hianareo,
lazao aminy Joaba hoe: Mankanesa
erỳ aminy, hono, hianao, fa misy
holazainy aminao. 17 Ary nony
efa mby tao akaiky izy, dia hoy
ravehivavy: Hianao va no Joaba?
Dia hoy izy: Eny, izaho no izy.
Ary hoy ravehivavy taminy: Mihai-
noa ny teniko mpanompovavinao.
Dia hoy izy: Mihaino aho izao. 18
Ary hoy ravehivavy: Izao no fite-
nin' ny olona taloha: 'Aoka hana-
dina ao Abela izy;' koa araka izany
no nahavitany *raharaha*. 19 Izaho
dia isan' ny tia fihavanana sady
olona mahatoky eto amy ny Isiraely;
fa hianao kosa mitady handrava
renivohitra eto amy ny Isiraely, koa
ahoana no hamongoranao ny lovany
Jehovah? 20 Ary Joaba namaly
hoe: Sanatria dia sanatria amiko
izay handripaka sy handringana.
21 Tsy izany tsy akory; fa misy
lehilahy avy any amy ny tany ha-
voany Efraima, Seba no anarany,
zanaky Bikry, izay efa nanainga
tànana hikomy aminy Davida mpan-
jaka; koa izy hiany no atolory ahy,
dia hiala amy ny tanàna aho. Ary
hoy ravehivavy taminy Joaba: In-
dro, ny lohany hatsipy eny aminao
eny ankoatry ny mànda. 22 Dia
lasa nanatona ny olona rehetra tamy
ny fahendreny ravehivavy. Dia no-
tapahin' ireo ny lohany Seba, zana-
ky Bikry, ka natsipiny teny aminy
Joaba. Ary Joaba nitsoka ny anjo-
mara, ka dia niala tamy ny tanàna
ny olona samy ho any amy ny lainy
avy. Ary Joaba niverina nankany
Jerosalema ho any amy ny mpanjaka.

*Ny mpanao raharaham-panjakany Davida.*

23 ARY Joaba no komandin' ny
miaramila rehetra tamy ny
Isiraely; ary Benaia, zanaky Joiada,
no mpifehy ny miaramila mpiam-
bina andriana;[1] 24 ary Adorama no
komandin' ny mpanao fanompoana;
ary Josafata, zanaky Ahiloda, no
mpitadidy ny raharaham-panjakana;
25 ary Seva no mpanoratra; ary

[1] *Heb.* Keretita sy Peletita.

Zadoka sy Abiatara no mpisorona;
26 ary Ira Jairita kosa no mpanolo-
tsaina[1] any Davida.

*Ny amy ny mosary naharitra telo taona.*

XXI. ARY nisy mosary telo taona
misesy tamy ny androny
Davida, ary Davida nanontany ta-
miny[2] Jehovah. Dia hoy Jehovah:
Avy amy ny taranaky Saoly izay
meloka noho ny fandatsahan-dra izao,
satria namono ny Gibeonita izy.
2 Ary ny mpanjaka nampaka ny
Gibeonita ka nanao taminy hoe (ny
Gibeonita tsy mba isan' ny Zanak'
Isiraely, fa sisa tamy ny Amorita,
ary ny Zanak' Isiraely efa nianiana
taminy; nefa Saoly nitady izay
hamelezany azy amy ny firehetan'
ny fitiavany ny Zanak' Isiraely sy
ny Joda), — 3 ary hoy Davida
tamy ny Gibeonita: Inona no ha-
taoko ho anareo; ary amin' inona
no hanaovako fanavotana mba hitso-
fanareo rano ny lovany Jehovah?
4 Dia hoy ny Gibeonita taminy:
Izahay tsy mahazo mandray vola-
fotsy na volamena aminy Saoly na
amy ny taranany sady tsy mahazo
mamono olona amy ny Isiraely. Ary
hoy izy: Koa ahoana ary no tiana-
reo hataoko ho anareo? 5 Dia hoy
izy ireo tamy ny mpanjaka: Ny
lehilahy izay nandringana anay sy
nikasa hamely anay ho ringana tsy
hitoetra amy ny tanin' ny Isiraely
rehetra 6 no avelao hisy fito lahy
amy ny zanany hatolotra anay ha-
hantonay ho any Jehovah ao Gibea-
ny Saoly, ilay voafidiny Jehovah.
Dia hoy ny mpanjaka: Hatolotro
izy.
7 Fa ny mpanjaka niaro any Mefi-
boseta, zanaky Jonatana, zanaky
Saoly, noho ny fianianana taminy
Jehovah nataony Davida sy Jona-
tana, zanaky Saoly. 8 Ary ny mpan-
jaka naka azy roa lahy, zanaky Rizpa,
zanakavaviny Aia, izay naterany ta-
miny Saoly, dia Armony sy Mefi-
boseta, ary ny dimy lahy zanaky
Mikala,[3] zanakavaviny Saoly, izay
naterany taminy Adriela, zanaky
Barzilay Meholatita, 9 dia natolony
teo an-tànan' ny Gibeonita ireo ka na-
hanton' ireo teo amy ny havoana teo
anatrehany Jehovah; ary niara-maty
izy fito lahy, samy novonoiny tamy
ny niandohan' ny fararano tamy ny
voalohan' ny taom-pijinjana ny vary
hordea izy.
10 Ary Rizpa, zanakavaviny Aia,
naka lamba fisaonana, dia novelariny
teo amy ny vatolampy iny hitoerany
hatramy ny niandohan' ny taom-
pijinjana ka ambara-pilatsaky ny
orana avy any an-danitra tamy ny
faty, ka tsy navelany hipetrahan'
ny voro-manidina ireo raha antoan-
dro, na ny bibi-dia raha alina.
11 Ary nambara taminy Davida
izay nataony Rizpa, zanakavaviny
Aia, vaditsindranony Saoly. 12
Dia lasa Davida naka ny taolany
Saoly sy ny taolany Jonatana
zanany tany amy ny mponina
tao Jabesi-gileada, izay nangalatra
azy tao an-kalalahana any Beti-
sana, ilay nanantonan' ny Filis-
tina azy tamy ny andro namonoan'
ny Filistina any Saoly tao Gilboa.
13 Ary dia nentiny niakatra avy
tany ny taolany Saoly sy ny taolany
Jonatana zanany, ary nangoniny
koa ny taolan' ireo voahantona ireo.
14 Ary ny taolany Saoly sy Jona-
tana zanany dia nalevin' ny olona
tao amy ny tanin' ny Benjamina
tao Zela, tao amy ny fasany Kisy
rainy; ary dia vitany izay rehetra
nandidian' ny mpanjaka.
Ary nony efa vita izany, dia
neken' Andriamanitra ny fifonana
natao ho any ny tany.

---

[1] *Na:* mpisorona. [2] *Heb.* nitady ny tavany.
[3] *Na:* [Meraba]; *izahao* 1 *Sam.* xviii. 19.

*Ny herim-pon' ny mpiadiny Davida raha niady tamy ny Filistina.*

15 ARY niady indray ny Filistina
sy ny Isiraely; ary Davida
sy ny mpanompony izay nanaraka
azy dia nidina ka niady tamy ny
Filistina, ary reraka Davida. 16
Ary Jisbi-benoba, izay isan' ny tara-
naky ny Refaïta (ny lanjan' ny
lefony dia varahina telon-jato se-
kely), dia nitondra *fiadiana* vaovao
ka nikasa hahafaty any Davida.
17 Fa Abisay, zanaky Zeroia, na-
nampy azy, dia namely ilay Filistina
ka nahafaty azy. Ary tamin' izay
ny olony Davida dia nianiana ta-
miny ka nanao hoe: Tsy hiara-
mivoaka aminay intsony ho amy ny
ady hianao, fandrao hovonoinao ny
fahazavan' ny Isiraely.

18 Ary nony afaka izany, dia
nisy ady indray tamy ny Filistina
teo Goba, ary Sibeka Hosatita naha-
faty any Safa, izay isan' ny tara-
naky ny Refaïta. 19 Ary nisy ady
indray koa tamy ny Filistina teo
Goba, ary Elanana, zanaky Jare-
oregima Betlehemita, namono any
Goliata Gatita,[1] izay nanan-jaran-
defona tahaka ny voditenon' ny
mpanenona.

20 Ary nisy ady koa tao Gata,
ary nisy lehilahy vaventy, izay
enin-drantsana, ka dia efatra amby
roa-polo no isan' ny rantsan-tànany
sy ny rantsan-tongony, ary izy koa
dia mba teraky ny Refaïta. 21
Ary izy nihaika ny Isiraely, ka
matiny Jonatana, zanaky Simea,
rahalahiny Davida. 22 Ireo efatra
ireo no teraky ny Refaïta teo Gata,
ka matin' ny tànany Davida sy ny
tànan' ny mpanompony avokoa ireo.

*Hira fisaorana nataony Davida noho ny nandreseny ny fahavalony rehetra.*

XXII. ARY Davida nanao izao
fihirana izao ho any
Jehovah tamy ny andro namonjeny
Jehovah azy tamy ny tànan' ny
fahavalony rehetra, indrindra fa
tamy ny tànany Saoly, 2 ka hoy
izy:

Jehovah no harambatoko sy
batery fiarovana ho ahy ary
Mpamonjy ahy,
3 Andriamanitra vatolampiko,
Izy no ialofako,
Ampingako sy tandroko fa-
monjena Izy ary fiarovana
avo ho ahy sy fandosi-
rako;
Ry Mpamonjy ahy, mahafaka
ahy amy ny fampahoriana
Hianao.
4 Miantso any Jehovah Izay
miendrika hoderaina aho,
Ka dia vonjena ho afaka amy
ny fahavaloko.
5 Fa nihodidina tamiko ny on-
jan' ny fahafatesana,
Ary ny riaky ny faharatsiana
nampahatahotra ahy.
6 Ny famatoran' ny fiainan-tsi-
hita [2] nihodidina tamiko,
Nisakana ahy ny fandriky ny
fahafatesana.
7 Fony azom-pahoriana aho, dia
niantso any Jehovah,
Eny, Andriamanitro no nita-
rainako;
Nihaino ny feoko tao an-tem-
poliny Izy,
Ary ny fitarainako dia *efa
tonga* eo an-tsofiny.

8 Dia nihozongozona sy niho-
rohoro ny tany,
Ary ny fiorenan' ny lanitra
nihorohoro,
Eny, nihozongozona ireo, sa-
tria tezitra Jehovah.
9 Nisy setroka nisavoana teo
am-bavorony,
Ary afo avy teo am-bavany no
nandevona,
Ka nisy vainafo nidedadeda
teo aminy.

[1] *Na:* ny rahalahiny Goliata Gatita; *izahao* 1 *Tan.* xx. 5.

[2] *Heb.* Sheola.

10 Dia naondriny ny lanitra, ka nidina Izy;
Ary aizim-pito no teo ambanin' ny tongony.
11 Dia nitaingina kerobima Izy ka nanidina,
Eny, niseho teo amy ny eladrivotra Izy.
12 Efa nanao ny maizina ho tranony manodidina Azy Izy,
Dia fivorian-drano sy rahona matevina.
13 Ary avy teo amy ny famirapiratana teo anatrehany
Nisy vainafo nidedadeda.
14 Dia nampikotroka tany andanitra Jehovah,
Ny Avo Indrindra niloa-peo.

15 Dia nandefa zana-tsipìka Izy ka nampiely ny *fahavaloko*,
Ary nampandeha helatra ka nampifanaritaka azy.
16 Dia hita ny fitoeran-dranomasina,
Ary niseho ny fanambanin' ny tany,
Noho ny teny mafy nataony Jehovah,
Noho ny fifofofofon' ny fofonain' ny vavorony.
17 Naninjitra ny tànany avy tany ambony Izy ka nandray ahy;
Nanintona ahy niala tamy ny rano be Izy.
18 Namonjy ahy tamy ny fahavaloko mahery Izy
Sy tamin' izay nankahala ahy, satria tsy leoko ireny.
19 Nisakana ahy tamy ny andro nahitako loza ireny,
Nefa Jehovah no niseho ho Mpanohana ahy.
20 Dia nitondra ahy ho any amy ny malalaka Izy;
Namonjy ahy Izy, satria tiany aho.

21 Nanisy soa ahy araka ny fahamarinako Jehovah;
Araka ny fahadiovan' ny tànako no namaliany ahy.
22 Fa nitandrina ny làlany Jehovah aho
Ka tsy mba nanao ratsy hiala tamin' Andriamanitro;
23 Ny fitsipiny rehetra dia teo anatrehako,
Ary ny lalàny tsy mba nialako;
24 Tsy nanan-tsiny taminy aho
Sady niaro tena tsy ho azon' ny fahotako;
25 Koa namaly ahy araka ny fahamarinako Jehovah,
Dia araka ny fahadiovako teo imasony.
26 Ny olona tsara no isehoanao fa tsara;
Ny tena olo-marina no isehoanao fa marina;
27 Ny madio no isehoanao fa madio;
Ary ny mpiolakolaka kosa no isehoanao fa lalin-tsaina.[1]
28 Fa ny olona ory dia vonjenao;
Fa ny masonao manandrina ny mpiavonavona, ka aetrinao ireny.

29 Fa Hianao no jiroko, Jehovah ô;
Jehovah mampahazava ny fahamaizinako.
30 Fa Hianao no ahazoako mitsarapaka hamely ny miaramila iray toko;
Ary Andriamanitro no ahazoako mitsambikina mihoatra ny mànda.
31 Raha ny amin' Andriamanitra, dia marina ny làlany;
Ny teniny Jehovah dia voazaha toetra amy ny memy;
Jehovah no ampingan' izay rehetra mialoka aminy.

---

[1] *Heb.* miolakolaka.

32 Fa iza no Andriamanitra afa-
tsy Jehovah?
Ary iza no vatolampy afa-tsy
Andriamanitsika?
33 Izany Andriamanitra izany no
fiarovana mafy ho ahy;
Mitondra ny marina amy ny
làlany Izy.
34 Ary manao ny tongony ho
tahaka ny any ny dieravavy
Izy;
Mampitoetra ahy eo amy ny
fitoerako avo Izy.
35 Mampianatra ny tànako hiady
Izy,
Ka mahahenjana tsipìka vara-
hina ny sandriko.
36 Omenao ahy ny ampingan' ny
famonjenao;
Ary ny fahamoram-panahinao
no mahalehibe ahy.
37 Halalahinao ny làlana hodia-
viko,
Ka tsy mangovitra ny hato-
tongotro.

38 Manenjika ny fahavaloko
aho ka mandripaka azy;
Ary tsy mba miverina aho
mandra-pahalany ritrany.
39 Mandringana sy mandripaka
azy aho, ka tsy maharina
izy;
Lavo eo ambanin' ny tongotro
izy.
40 Hianao mampisikina ahy hery
hiady;
Aripakao ho ambaniko izay
mitsangana hamely ahy.
41 Ary ataonao miamboho ahy
ny fahavaloko;
Ka aringako izay mankahala
ahy.
42 Miherikerika izy, fa tsy misy
mpamonjy,
Eny, maniry any Jehovah izy,
fa tsy mamaly azy Izy.
43 Torotoroiko madinika tahaka
ny vovo-tany izy;
Hoseko tahaka ny fotaka eny
an-dàlana izy ka apariaka-
ko.
44 Mamonjy ahy amy ny fifano-
heran' ny oloko Hianao
Sy miaro ahy ho lohan' ny
firenen-tsamihafa;
Ny firenena tsy fantatro aza
dia manompo ahy.
45 Ny hafa firenena mikoy ahy;
Raha vao mahare ny lazako
fotsiny hiany aza izy, dia
manoa ahy.
46 Ny hafa firenena dia mihake-
traka
Ka miala amin-kovitra avy ao[1]
amy ny fiarovany mafy.

47 Velona Jehovah; isaorana
anie ny vatolampiko;
Asandratra anie Andriamani-
try ny vatolampy famon-
jena ahy,
48 Dia Andriamanitra, Izay ma-
nao famaliana ho ahy
Ka mampanaiky ny firenena
ahy,
49 Dia Ilay mitondra ahy ho
afaka amy ny fahavaloko;
Eny, manandratra ahy ho am-
bonin' izay mitsangana ha-
nohitra ahy Hianao
Ary mamonjy ahy amy ny
olon-dozabe;
50 Koa izany no hiderako Anao
eny amy ny firenen-tsami-
hafa, Jehovah ô,
Sy hankalazako ny anaranao.
51 Manao famonjen-dehibe ho
any ny mpanjaka voaten-
driny Izy
Ary mamindra fo amy ny
voahosony,
Dia aminy Davida sy ny tara-
nany mandrakizay.

*Ny fara teny nataony Davida.*

XXIII. ARY izao no fara teny
nataony Davida:
Hoy Davida, zanaky Jese,

[1] *Izahao Sal.* xviii. 46. *Ny dikan' ny teny Hebreo eto dia* misikina avy ao, etc.

Dia ny lehilahy izay voasandratra ho ambony,
Ilay voahosotry[1] ny Andriamanitry Jakoba
Sady mpanao fihirana mahafinaritra amy ny Isiraely:
2 Ny Fanahiny Jehovah no mampiteny ahy,
Ary ny teniny no eo amy ny lelako;
3 Andriamanitry ny Isiraely manao hoe,
Eny, ny Vatolampin' ny Isiraely miteny amiko hoe:
*Indro ny* Mpanapaka ny olona;
Marina Izy sady manapaka amy ny fahatahorana an' Andriamanitra;
4 Ary izany dia toy ny fahazavan' ny maraina, raha miposaka ny masoandro,
Dia ilay maraina tsy misy rahona iny;
Ary ny ahitra manorobona amy ny tany noho ny hain' andro manarakaraka ny ranonorana.
5 Ary tsy toy izany indrindra amin' Andriamanitra va ny taranako?
Fa fanekena mandrakizay no nataony tamiko,
Voalamina amy ny zavatra rehetra sady voatandrina;
Fa ny famonjena ahy rehetra sy ny iriko rehetra,
Moa tsy hampitsimohiny va?
6 Fa ny tena ratsy fanahy rehetra kosa dia tahaka ny tsilo ariana,
Fa tsy azo raisin' ny tànana izy;
7 Ary ny olona izay mikasika azy
Dia tsy maintsy mitondra vy sy zaran-defona;[2]
Ary hodorana amy ny afo avokoa amin' izay itoerany ireny.

*Ny anaran' ny lehilahy maheriny Davida.*

8 ARY izao no anaran' ny lehi-
lahy maheriny Davida: Jo-
seba-basebeta Takemonita no lehi-
ben' ny mpanafika malaza; izy ilay
Edino Eznita izay namely ny valon-
jato lahy ka nahafaty azy tamy ny
ady indray mandeha monja.
9 Ary ny manarakaraka azy dia
Eleazara, zanaky Dodo, zanaky Aho-
hita, anankiray amin' izy telo lahy
mahery teo aminy Davida, raha
nihaika ny Filistina izay niangona
hiady ireo, ka niakatra ny lehilahy
amy ny Isiraely; 10 dia nitsangana
Eleazara ka namely ny Filistina
mandra-pahavizan' ny tànany ka efa
niraikitra tamy ny sabatra; ary
Jehovah nanao famonjena lehibe
tamin' izany andro izany, ka ny
haka babo hiany no sisa nanarahan'
ny olona azy.
11 Ary ny manarakaraka azy dia
Sama, zanaky Age Hararita. Ary
nony nivory ho iray toko teo amy
ny tany nisy voanemba[3] maniry ny
Filistina, ary ny olona nandositra
azy, 12 dia nijanona teo afovoan' io
tany io kosa izy ka nahazo io ary
namono ny Filistina; ka dia nanao
famonjena lehibe Jehovah.
13 Ary nisy telo lahy samy ma-
laza avy tamy ny telo-polo lahy
nidina ka tonga tao aminy Davida
tao amy ny zohiny Adolama nony
fararano; ary ny miaramilan' ny
Filistina nitoby teo amy ny Loha-
sahan' ny Refaïta. 14 Ary Davida
dia tao amy ny batery fiarovana
tamin' izay, ary ny miaramilan' ny
Filistina kosa dia tao Betlehema.
15 Ary Davida naniry ka nanao
hoe: Enga anie ka hisy hampisotro
rano ahy avy amy ny fantsakana ao
Betlehema, ilay ao akaikin' ny vava-
hady? 16 Ary ireo telo lahy ma-
hery namaky teo amy ny miara-

[1] *Na:* Izay nampanantenaina ny amy ny voahosotry, etc.
[2] *Heb.* feno vy sy zaran-defona. [3] erva lenta.

milan' ny Filistina ka nanovo rano
tamy ny fantsakana tao Betlehema,
izay teo anilan' ny vavahady, dia
nentiny ho any aminy Davida;
kanjo tsy nety nisotro izy, fa naidiny
ho any Jehovah iny. 17 Fa hoy
Davida : Sanatria, Jehovah ô, raha
hanao izany aho ; tsy ran' ny lehi-
lahy izay nandeha nanao vy very ny
ainy va ity? Ka dia tsy nety
nisotro izy. Izany zavatra izany
no nataon' ireo telo lahy mahery
ireo.

18 Ary Abisay, rahalahiny Joaba,
zanaky Zeroia, no lehibe amin' izy
telo lahy, ary izy namely ny telon-
jato lahy tamy ny lefona ka naha-
faty azy, ka dia izy no nalaza tamin'
izy telo lahy? 19 Tsy izy va no be
voninahitra noho izy telo lahy? Fa
izy no lehibeny ; nefa tsy nahomby
ny telo lahy teo izy.

20 Ary Benaia, zanaky Joiada,
zanaky ny lehilahy mahay tany Ka-
bezela, izay nahavita asa be, izy no
namono ny roa lahy mahery [1] tany
Moaba ; ary izy no nidina ka na-
mono ny liona tao an-davaka fantsa-
kana tamin' ilay andro nisy oram-
panala iny; 21 ary izy koa no
namono ilay Egyptiana makadiry
be ; ary ilay Egyptiana nitondra
lefona teny an-tànany, nefa namoro-
tsahany Benaia tamy ny tehiny
hiany izy, dia nosarihany ny lefona
teny an-tànan' ilay Egyptiana, ka
iny lefony iny hiany no namonoany
azy. 22 Izany no nataony Benaia,
zanaky Joiada, ary tamin' izy telo
lahy mahery dia izy no nalaza. 23
Izy no nalaza noho ny telo-polo lahy,
nefa tsy nahomby azy telo lahy teo
izy. Ary Davida nanendry azy ho
isan' ny mpanolo-tsaina azy.

24 Asahela, rahalahiny Joaba, no
anankiray amy ny telo-polo, ary
Elanana, zanaky Dodo, avy any
Betlehema, 25 Sama Harodita, Elika
Harodita, 26 Heleza Paltita, Ira,
zanaky Ikesy Tekoita, 27 Abiezera
Anatotita, Mebonay Hosatita, 28
Zalmona Ahohita, Maharay Neto-
fatita, 29 Haleba, zanaky Bana
Netofatita, Itahy, zanaky Ribay,
avy any Gibean' ny taranaky Benja-
mina, 30 Benaia Piratonita, Hiday,
avy any amy ny lohasahan-dria-
ky Gasy, 31 Abi-albona Arbatita,
Azmaveta Baromita, 32 Eliaba Sal-
bonita, tamy ny zanaky Jasena,
Jonatana, 33 Sama Hararita, Ahia-
ma, zanaky Sarara Hararita, 34
Elifeleta, zanaky Ahasbay, zanaky
Makatita, Eliama, zanaky Ahitofela
Gilonita, 35 Hezray Karmelita,
Paray Arbita, 36 Jigala, zanaky
Natana, avy any Zoba, Bany Gadita,
37 Zaleka Amonita, Naharay Bero-
tita, mpitondra ny fiadiany Joaba,
zanaky Zeroia, 38 Ira Jitrita, Gare-
ba Jitrita, 39 Oria Hetita; fito
amby telo-polo no isan' izy rehetra.

*Ny nanisana ny olona, sy ny aretim-be nanjo azy tamin' izany.*

XXIV. ARY ny fahatezerany Je-
hovah nirehitra indray
tamy ny Isiraely, ka dia nanome
saina any Davida Izy hanao izay
hahatonga loza amy ny vahoakany
hoe : Mandehana, isao ny Isiraely
sy ny Joda. 2 Dia hoy ny mpan-
jaka taminy Joaba, komandin' ny
miaramila, izay teo aminy : Mande-
hana mitety ny fireneny Isiraely
rehetra hatrany Dana ka hatrany
Beri-sheba, ary alaminonareo ny
vahoaka mba ho fantatro ny isany.

3 Fa hoy Joaba tamy ny mpan-
jaka : Jehovah Andriamanitrao anie
hampitombo ny vahoaka ho injato
toy izao, na firy na firy izy, ka ho
hitan' ny mason' ny mpanjaka tom-
poko izany; fa ahoana no itiavan'
ny mpanjaka tompoko hanao izany
zavatra izany?

4 Nefa tsy azony Joaba sy ny
komandin' ny miaramila nolavina
ny tenin' ny mpanjaka. Ary Joaba
sy ny komandin' ny miaramila nivoa-

[1] *Heb.* lionan' Andriamanitra.

ka avy teo anatrehan' ny mpanjaka
handamina ny lehilahy amy ny Isi-
raely. 5 Ary nita any Jordana izy
ireo ka nitoby tao Aroera, eo anka-
vanan' ilay tanàna afovoan' ny loha-
sahan-driaky Gada, dia nankany
Jazera. 6 Dia tonga tany Gileada
izy, tany amy ny taniny Tatima-
hodsy,[1] dia tonga tany Dana-jana
izy, ka nanodidina hatrany Sidona,
7 ary tonga tao Tyro, tanàna mi-
manda, sy tany amy ny tanànan' ny
Hivita sy ny Kananita rehetra, ary
dia nankany amy ny tany atsimo
izay any ny Joda hatrany Beri-
sheba izy. 8 Ary nony efa nitety
ny tany rehetra izy, dia tonga tany
Jerosalema, rehefa afaka sivy volana
sy roa-polo andro. 9 Dia natolotry
Joaba ny mpanjaka ny isan' ny
vahoaka voalamina, ka nisy valo
hetsy ny lehilahy mahery nahatan-
tsabatra[2] tamy ny Isiraely, ary
dimy hetsy ny lehilahy tamy ny
Joda.

10 Ary ny eritreritry Davida
namely azy, rehefa voaisany ny
olona. Ka dia hoy Davida taminy
Jehovah: Efa nanota indrindra aho
tamin' izao nataoko izao; koa anke-
hitriny, mifona aminao aho, Jehovah
ô, esory ny heloky ny mpanomponao,
fa efa nanao fahadalana lehibe aho.
11 Ary raha nifoha maraina Davida,
dia tonga taminy Gada mpaminany,
mpahitany Davida, ny teniny Jeho-
vah nanao hoe: 12 Mandehana, ka
lazao aminy Davida hoe: Izao no la-
zainy Jehovah: Zavatra telo no ape-
trako eto anoloanao, koa fidio izay
iray hataoko aminao. 13 Ary Gada
nankany aminy Davida, dia nanam-
bara izany taminy ka nanao hoe:
Mosary fito taona va no tianao ho
tonga aminao eto amy ny taninao?
Sa handositra telo volana eo anoloan'
ny fahavalonao hianao, fa henjehiny?
Sa areti-mandringana hateloana eto
amy ny taninao? Koa saino sy
hevero izay valiny ho entiko mive-
rina any amin' Izay naniraka ahy.
14 Dia hoy Davida taminy Gada:
Indrisy! poritra loatra aho! aleon-
tsika ho azon' ny tànany Jehovah,—
fa lehibe ny famindrampony—toy
izay ho azon' izay tànan' olona. 15
Ka dia nasiany Jehovah areti-man-
dringana ny Isiraely nony maraina
ka hatramin' ilay fotoana; ary dia
nahafatesana fito alina ny olona
hatrany Dana ka hatrany Beri-sheba.
16 Ary naninjitra ny tànany tany
Jerosalema Ilay Anjely handringana
ny any; fa Jehovah nanenina ny
amy ny loza ka nanao tamin' Ilay
Anjely Izay nandringana ny olona
hoe: Aoka izay, atsaharo ny tànanao
ankehitriny. Ary Ilay Anjeliny
Jehovah dia teo amy ny famoloany
Araona Jebosita. 17 Ary nony
hitany Davida Ilay Anjely namely
ny olona, dia niteny taminy Jehovah
izy nanao hoe: Indro, izaho no efa
nanota, ary izaho no efa nanao
ratsy; fa ireo ondry ireo kosa, inona
moa no mba nataony? Koa mifona
aminao re aho, aoka ny tànanao
hamely ahy sy ny mpianakavin' ny
raiko.

18 Ary Gada nankany aminy
Davida tamin' izany andro izany ka
nanao taminy hoe: Miakara, ka
manangàna alitara ho any Jehovah
ao amy ny famoloany Araona Jebo-
sita. 19 Koa dia niakatra Davida
araka ny teniny Gada, araka izay
nandidiany Jehovah. 20 Ary Araona
nitsirika ka nahita ny mpanjaka sy
ny mpanompony manatona azy, dia
nivoaka izy ka niankohoka tamy ny
tany teo anatrehan' ny mpanjaka.
21 Ary hoy Araona: Ahoana no
ahatongavan' ny mpanjaka tompoko
atỳ amy ny mpanompony? Dia hoy
Davida: Hividy ny famoloana ami-
nao mba hanorenako alitara ho any
Jehovah hitsaharan' ny areti-man-
dringana tsy hamely ny olona in-
tsony. 22 Fa hoy Araona taminy
Davida: Aoka ny mpanjaka tom-

[1] *Na:* tany amy ny tany lemaka vao azo.

[2] *Heb.* mpanatsoaka sabatra.

poko haka izay sitrany ka hanatitra
izany. Indreo ny omby ho fanatitra
odorana ary ny fivelezam-bary sy ny
hazo amy ny omby hatao kitay. 23
Izany rehetra izany, ry mpanjaka,
dia omeny Araona ny mpanjaka.
Ary hoy Araona tamy ny mpanjaka:
Jehovah Andriamanitrao anie han-
kasitraka anao.
24 Ary hoy ny mpanjaka taminy
Araona: Tsia, fa hovidiko aminao
mihitsy araka izay tokom-bidiny
ireo; fa tsy hanatitra fanatitra
odorana ho any Jehovah Andriama-
nitro amin' izay azoko fotsiny aho.
Ka dia novidiny Davida sekely
volafotsy dimam-polo ny famoloana
sy ny omby. 25 Ary Davida nanao
alitara teo ho any Jehovah ka nana-
titra fanatitra odorana sy fanati-
pihavanana. Ka dia nekeny Jeho-
vah ny fifonana natao ho any ny
tany, ka nitsahatra tsy namely ny
Isiraely intsony ilay areti-mandrin-
gana.

---

# MPANJAKA VOALOHANY.

---

*Ny niodinany Adonia, sy ny nano-
sorana any Solomona ho mpanjaka.*

I. ARY Davida mpanjaka dia efa
zoki-olona sady nandroso
fahanterana; ary norakofany lamba
izy, fa tsy nety nafana. 2 Ka dia
hoy ny mpanompony taminy: Aoka
hitadiavana zazavavy virijina ny
mpanjaka tompoko, dia aoka hitoetra
eto anatrehan' ny mpanjaka izy mba
ho mpitaiza azy, ary aoka handry
eo amy ny tratranao izy, ka dia
hampahafàna ny mpanjaka tompoko.
3 Ary dia nitady zazavavy tsara
tarehy eran' ny tanin' ny Isiraely
rehetra izy ka nahita any Abisaga
Sonemita, dia nentiny tany amy ny
mpanjaka. 4 Ary tsara tarehy dia
tsara tarehy razazavavy, dia tonga
mpitaiza ny mpanjaka sady nanompo
azy izy; nefa ny mpanjaka tsy
nahalala azy.
5 Ary Adonia, zanakalahiny Ha-
gita, nanandratra ny tenany ka
nanao hoe: Izaho no hanjaka; dia
nanomana kalesy sy mpitaingin-
tsoavaly ary dimam-polo lahy ho
mpihazakazaka eo alohany izy. 6
Ary ny rainy tsy mbola niteny mafy
azy akory hatrizay niainany nanao
hoe: Nahoana hianao no manao toy
izao? sady lehilahy tsara tarehy
tokoa izy; ary izy no natera-dreniny
nanarakaraka any Absaloma. 7
Ary efa niresaka taminy Joaba,
zanaky Zeroia, sy Abiatara mpiso-
rona izy; ka dia niandany taminy
Adonia izy roa lahy ka nanampy
azy. 8 Fa Zadoka mpisorona sy
Benaia, zanaky Joiada, sy Natana
mpaminany sy Simey sy Rey ary ny
lehilahy mahery izay any Davida
kosa tsy mba niandany taminy
Adonia. 9 Ary Adonia namono
ondry aman-osy sy omby ary zanak'
omby mifahy teo anilan' ny vato
Zoheleta tanilany En-rogela ka na-
nasa ny rahalahiny zanakalahin' ny
mpanjaka rehetra sy ny lehilahy
rehetra amy ny Joda, mpanompon'
ny mpanjaka; 10 fa Natana mpa-
minany sy Benaia sy ny lehilahy
mahery ary Solomona rahalahiny no
tsy mba nasainy.
11 Ary Natana niteny taminy
Batseba, reniny Solomona, hoe:
Moa tsy renao va fa efa manjaka
Adonia, zanaky Hagita, nefa tsy
fantatry Davida tompontsika akory
izany? 12 Koa etsy homeko saina
hianao hamonjenao ny ainao sy ny

ainy Solomona zanakao. 13 Mande-
hana mankany aminy Davida mpan-
jaka, ka lazao aminy hoe: Tsy nia-
niana tamiko mpanompovavinao va
hianao, ry mpanjaka tompoko, nanao
hoe: Solomona zanakao-lahy no han-
jaka handimby ahy tokoa, ary izy
no hipetraka eo amy ny seza fian-
drianako? Koa nahoana indray no
Adonia no manjaka? 14 Ary raha
mbola miteny amy ny mpanjaka
hianao, dia, indro, izaho koa hiditra
manaraka anao ka hanamarina ny
teninao.

15 Ary Batseba dia nankao amy
ny mpanjaka tao amy ny efi-trano
nitoerany; ary efa antitra ny mpan-
jaka; ary Abisaga Sonemita na-
nompo azy. 16 Dia niondrika
Batseba ka niankohoka teo anatre-
han' ny mpanjaka. Ary hoy ny
mpanjaka: Inona no ilainao? 17
Dia hoy izy taminy: Tompokolahy
ô, Jehovah Andriamanitrao no nia-
niananao tamiko mpanompovavinao
hoe: Solomona zanakao-lahy no han-
jaka handimby ahy tokoa, ary izy
no hipetraka eo amy ny seza fian-
drianako. 18 Kanjo izao dia, indro,
Adonia no manjaka; kanefa tsy
fantatrao izany, ry mpanjaka tom-
poko. 19 Ary efa namono omby sy
zanak' omby mifahy ary ondry
aman-osy betsaka izy ka efa nanasa
ny zanakalahin' ny mpanjaka rehe-
tra sy Abiatara mpisorona ary
Joaba, komandin' ny miaramila; fa
Solomona mpanomponao hiany no
tsy mba nasainy. 20 Ary hianao,
ry mpanjaka tompoko ô, ny mason'
ny Isiraely rehetra manandrandra
anao hilazanao izay hipetraka eo
amy ny seza fiandriananao mpanjaka
tompoko handimby anao. 21 Fa
rehefa lasa modi-mandry any amy
ny razany ny mpanjaka tompoko,
dia izaho sy Solomona zanako no
hatao meloka.

22 Ary raha mbola niteny tamy
ny mpanjaka ravehivavy, dia, indro,
niditra koa Natana mpaminany. 23
Ary nisy nanambara tamy ny mpan
jaka hoe: Indro Natana mpaminany.
Dia niditra teo anatrehan' ny mpan-
jaka izy ka niankohoka tamy ny
tany teo anatrehany.

24 Ary hoy Natana: Ry mpan-
jaka tompoko ô, fa angaha hianao
efa niteny hoe: Adonia no hanjaka
handimby ahy, ary izy no hipetraka
eo amy ny seza fiandrianako. 25
Fa he! izy nidina andro any ary
namono omby sy zanak' omby mifahy
sy ondry aman-osy betsaka ka nanasa
ny zanakalahin' ny mpanjaka rehe-
tra sy ny komandin' ny miaramila
sy Abiatara mpisorona; ary indreo
izy mihinana sy misotro eo anatre-
hany ka manao hoe: Ho ela velona
anie Adonia mpanjaka! 26 Fa
izaho mpanomponao sy Zadoka mpi-
sorona sy Benaia, zanaky Joiada,
ary Solomona mpanomponao hiany
no tsy mba nasainy. 27 Moa avy
tamy ny mpanjaka tompoko va no
nahatonga izany zavatra izany, ka
tsy mba nampahafantárinao ny mpa-
nomponao izay hipetraka eo amy ny
seza fiandriananao mpanjaka tom-
poko handimby anao?

28 Ary namaly Davida mpanjaka
ka nanao hoe: Antsoy hankaty
amiko Batseba. Dia niditra nankeo
anatrehan' ny mpanjaka izy ka
nitsangana teo anatrehany. 29 Ary
ny mpanjaka nianiana hoe: Raha
velona koa Jehovah, Izay namonjy
ny aiko tamy ny fahoriana rehetra,
30 dia tahaka ilay nianianako taminy
Jehovah, Andriamanitry ny Isiraely,
sady nilazako taminao hoe: Solo-
mona zanakao-lahy no hanjaka han-
dimby ahy tokoa, ary izy no hipe-
traka eo amy ny seza fiandrianako
hisolo ahy, dia izany hiany no ha-
taoko anio. 31 Ary Batseba nion-
drika, dia niankohoka tamy ny tany
teo anatrehan' ny mpanjaka ka nanao
hoe: Ho velona mandrakizay anie
Davida mpanjaka tompoko!

32 Ary hoy Davida mpanjaka:
Antsoy hankaty amiko Zadoka mpi-
sorona sy Natana mpaminany ary
Benaia, zanaky Joiada. Dia niditra

nankeo anatrehan' ny mpanjaka izy
telo lahy. 33 Ary hoy ny mpan-
jaka taminy: Ento miaraka amina-
reo ny mpanompon' ny tomponareo,
ary ampitaingeno ny ampondrava-
viko Solomona zanako-lahy, ka ento
midina any Gihona izy. 34 Ary
aoka Zadoka mpisorona sy Natana
mpaminany hanosotra azy any ho
mpanjakan' ny Isiraely; ary tsofi-
nareo ny anjomara, ka lazao hoe:
Ho ela velona anie Solomona mpan-
jaka! 35 Dia miakara manaraka
azy hianareo, ary aoka izy hiditra
ka hipetraka eo amy ny seza fian-
drianako; fa izy no ho mpanjaka
hisolo ahy, satria izy no voatendriko
ho mpanapaka ny Isiraely sy ny
Joda.

36 Ary Benaia, zanaky Joiada,
namaly ny mpanjaka hoe: Amena!
Hiteny tahaka izany koa anie Jeho-
vah, Andriamanitry ny mpanjaka
tompoko. 37 Toy ny nombany
Jehovah ny mpanjaka tompoko anie
no mba hombany any Solomona koa,
ary hataony be voninahitra mihoatra
noho ny seza fiandrianany Davida
mpanjaka tompoko anie ny seza
fiandrianany Solomona.

38 Dia nidina Zadoka mpisorona
sy Natana mpaminany sy Benaia,
zanaky Joiada, ary ny miaramila
mpiambina andriana,[1] dia nampi-
taingina any Solomona ny ampon-
dravaviny Davida mpanjaka izy, ka
dia nitondra azy nankany Gihona.
39 Ary Zadoka mpisorona naka ny
tandroka misy diloilo tao amy ny
trano-lay ka nanosotra any Solo-
mona. Ary notsofina ny anjomara,
ka dia hoy ny vahoaka rehetra: Ho
ela velona anie Solomona mpanjaka!
40 Dia niakatra nanaraka azy ny
vahoaka rehetra ary nitsoka sodina
sady nifaly dia nifaly, ka dia nihoro-
horo [2] ny tany noho ny feony.

41 Ary Adonia sy ireo olona re-
hetra izay nasaina teo aminy nandre
izany, rehefa nitsahatra nihinana
izy. Ka raha nahare ny feon' ny
anjomara Joaba, dia hoy izy: Inona
re izany hotakotaka mampitabataba
ny tanàna izany e? 42 Fa raha
mbola niteny izy, indro, tonga Jona-
tana, zanaky Abiatara mpisorona;
ary hoy Adonia taminy: Mandrosoa,
fa lehilahy tsara fanahy hianao, ka
ho teny tsara no entinao.

43 Fa Jonatana niteny ka nanao
taminy Adonia hoe: Tsia, tsy izany
tsy akory, fa Davida mpanjaka tom-
pontsika efa nanangana any Solo-
mona tokoa ho mpanjaka. 44 Ary
ny mpanjaka efa naniraka any
Zadoka mpisorona sy Natana mpa-
minany sy Benaia, zanaky Joiada,
ary ny miaramila mpiambina an-
driana [1] hiaraka aminy, ka nampi-
taingenin' ireo ny ampondravavin'
ny mpanjaka izy. 45 Ary Zadoka
mpisorona sy Natana mpaminany
efa nanosotra azy teo Gihona ho
mpanjaka; ary niakatra avy teo
izy sady nifaly, ka dia nihorika terỳ
ny tanàna. Izany no hotakotaka
renareo. 46 Ary koa, Solomona
izao dia efa mipetraka eo amy ny
seza fiandrianan' ny fanjakana. 47
Ary dia tonga koa ny mpanompon'
ny mpanjaka hisaotra any Davida
mpanjaka tompontsika hoe: Ha-
taon' Andriamanitrao ho tsara noho
ny anaranao anie ny anarany Solo-
mona, ary hataony ho be vonina-
hitra mihoatra noho ny seza fiandria-
nanao anie ny seza fiandrianany!
Dia niankohoka teo am-parafara ny
mpanjaka 48 ka niteny hoe: Isao-
rana anie Jehovah, Andriamanitry
ny Isiraely, Izay nanome ny hipe-
traka eo amy ny seza fiandrianako
andro any, sady hitan' ny masoko
koa izany.

49 Dia raiki-tahotra izay rehetra
nasainy Adonia ka niainga, ary
samy lasa nandeha amin' izay nale-
hany avy izy rehetra. 50 Ary
Adonia koa natahotra any Solomona,
dia niainga ka lasa nangia ny tan-

[1] *Heb.* Keretita sy Peletita. [2] *Heb.* nitresaka.

droky ny alitara. 51 Ary nambara
taminy Solomona hoe: Indro, Adonia
matahotra any Solomona mpanjaka;
koa indro izy efa mangia ny tan-
droky ny alitara ka manao hoe:
Aoka Solomona mpanjaka hianiana
amiko aloha fa tsy hamono ahy
mpanompony amy ny sabatra.
52 Fa hoy Solomona: Raha hita
fa lehilahy tsara fanahy izy, dia tsy
hisy na dia singam-bolony iray
akory aza ho latsaka amy ny tany;
fa raha misy heloka kosa ho hita
aminy, dia ho faty hiany izy. 53
Dia naniraka Solomona mpanjaka
nampidina azy hiala tamy ny alitara.
Dia avy izy ka niankohoka teo
anatrehany Solomona mpanjaka;
ary dia hoy Solomona taminy:
Modia any an-tranonao.

*Ny hafatra nataony Davida taminy Solomona, sy ny nahafatesany.*

II. ARY rehefa antomotra ny an-
dro hahafatesany Davida,
dia nandidy any Solomona zananі-
lahy izy hoe: 2 Izaho efa handeha
amy ny làlan-kalehan' ny tany re-
hetra; koa mahereza hianao, ary
misehoa ho lehilahy. 3 Ary tan-
dremo izay asainy Jehovah Andria-
manitrao hotandremana handehanana-
nao amy ny làlany, hitandremanao
ny lalàny sy ny didiny sy ny fitsi-
piny ary ny teni-vavolombelony,
araka ny voasoratra ao amy ny la-
làny Mosesy, mba hataonao lavorary
avokoa izay rehetra hataonao sy
izay rehetra halehanao, 4 mba hana-
tanterahany Jehovah ny teny izay
nilazany ahy hoe: Raha ny tara-
nakao hitandrina ny alehany ka
handeha eo anatrehako amy ny
fahamarinana amy ny fony rehetra
sy amy ny fanahiny rehetra (hoy
izy), dia tsy ho diso zanakalahy ho
eo amy ny seza fiandrianan' ny Isi-
raely hianao.
5 Ary hianao koa mahalala izay
nataony Joaba, zanaky Zeroia, ta-
miko, dia ilay nataony tamin' izy roa
lahy komandin' ny miaramilan' ny
Isiraely, dia taminy Abnera, zanaky
Nera, sy taminy Amasa, zanaky
Jatera, izay novonoiny sady nala-
tsany ra toy ny amy ny ady, nefa
tsy nisy ady tsinona, ka nasiany ra
toy ny amy ny ady ny fehin-kibony
teny am-balahany sy ny kapany teny
an-tongony. 6 Koa manaova araka
ny fahendrenao, ary aza avela hidina
any amy ny fiainan-tsi-hita [1] amy ny
fiadanana ny volo fotsiny.
7 Fa ny zanaky Barzilay Gileadita
kosa dia asio soa, ka avelao mba ho
isan' izay mihinana eo amy ny lata-
batrao izy; fa *hanao soa* toy izany
no nankanesan' ireo tany amiko,
fony nandositra any Absaloma raha-
lahinao aho.
8 Ary indro fa ao aminao koa
Simey, zanaky Gera, Benjamita avy
any Bahorima—loza loatra ny nano-
zonany ahy tamy ny andro nankane-
sako tany Mahanaima,—nefa izy
mba nidina hitsena ahy tao Jordana
hiany, ary Jehovah no nianianako
taminy hoe: Tsy hovonoiko amy ny
sabatra hianao. 9 Koa aza ataonao
afa-tsiny izy; fa lehilahy hendry
hianao, ka fantatrao izay tokony
hanaovanao azy, ka amy ny fanda-
tsahan-dra no hampidinanao ny volo
fotsiny ho any amy ny fiainan-tsi-
hita.[1]
10 Ary Davida dia lasa nodi-man-
dry any amy ny razany ka nalevina
ao an-Tanànany Davida. 11 Ary
ny andro nanjakany Davida tamy
ny Isiraely dia efa-polo taona; tao
Hebrona no nanjakany fito taona,
ary tao Jerosalema no nanjakany
telo amby telo-polo taona.

*Ny nataony Solomona hampiorina tsara ny fanjakany.*

12 ARY Solomona nipetraka teo
amy ny seza fiandrianany
Davida rainy; ary ny fanjakany dia
niorina tsara.

---

[1] *Heb.* Sheola.

13 Ary Adonia, zanakalahiny
Hagita, nankany aminy Batseba,
reniny Solomona. Ary hoy rave-
hivavy: Moa fihavanana va no
ahatongavanao? Dia hoy izy: Eny,
fihavanana. 14 Ary hoy koa izy:
Misy teny kely holazaiko aminao.
Ary hoy ravehivavy: Lazao ary.
15 Dia hoy izy: Hianao maha-
lala fa ahy ny fanjakana, ary ny
Isiraely rehetra nanandrandra ahy
hanjaka, kanjo tafahodina ny fan-
jakana ka lasan' ny rahalahiko, fa
azony avy taminy Jehovah. 16
Koa ankehitriny zavatra iray loha
no mba angatahiko aminao; ka aza
dia lavinao aho. Ary hoy ravehi-
vavy taminy: Lazao ary. 17 Dia
hoy izy: Masìna hianao, mitenena
aminy Solomona mpanjaka (fa tsy
handa anao izy), mba homeny ho
vadiko Abisaga Sonemita. 18 Ary
hoy Batseba: Eny ary, fa izaho dia
hilaza ny teninao amy ny mpanjaka.
19 Ary Batseba nankany aminy
Solomona mpanjaka hilaza aminy
ny teniny Adonia. Ary ny mpan-
jaka nitsangana hitsena any Batseba
sady niankohoka teo anatrehany,
dia nipetraka teo amy ny seza fian-
drianany, ary nasainy nisy nitondra
seza fiandrianana koa ho any ny
renin' ny mpanjaka; ka dia nipe-
traka teo amy ny ankavanany izy.
20 Ary hoy izy: Misy zavatra kely
iray loha mba hangatahiko aminao,
ka aza dia lavinao aho. Ary hoy
ny mpanjaka: Angataho ary, ry
ineny, fa tsy handa anao aho. 21
Dia hoy izy: Aoka Abisaga Sone-
mita homena ho vadiny Adonia
rahalahinao.
22 Fa Solomona mpanjaka na-
maly ka nanao tamin-dreniny hoe:
Nahoana hianao no mangataka any
Abisaga Sonemita ho any Adonia;
angataho ho azy koa ary ny fanja-
kana, fa izy no zokiko, dia ho azy
sy Abiatara mpisorona ary ho any
Joaba, zanaky Zeroia.
23 Ary Solomona mpanjaka dia
nianiana taminy Jehovah hoe: Ha-
taon' Andriamanitra amiko anie
izany, eny, mihoatra noho izany aza,
raha tsy hatao maty Adonia noho
ny nanaovany izany teny izany. 24
Koa ankehitriny, raha velona koa
Jehovah, Izay nampitoetra sy na-
metraka ahy teo amy ny seza fian-
drianany Davida raiko sady nanome
ahy fara handimby[1] araka izay
nolazainy, dia hatao maty anio hiany
Adonia. 25 Ary Solomona mpan-
jaka naniraka any Benaia, zanaky
Joiada; ary izy namely azy ho
faty.
26 Ary Abiatara mpisorona dia
nilazan' ny mpanjaka hoe: Mande-
hana hianao hankany Anatota ho
any an-tambohonao, fa olona tokony
hatao maty hianao; nefa tsy hataoko
maty amin' izao andro izao, satria
nitondra ny fiarany Jehovah Tompo
teo alohany Davida raiko hianao
sady niara-nitondra fahoriana tamy
ny raiko tamin' izay rehetra nam-
pahoriana azy. 27 Ary Solomona
dia nanongana any Abiatara tsy ho
mpisorony Jehovah, ka dia naha-
tanteraka ny teniny Jehovah, ilay
nolazainy tao Silo ny amy ny tara-
naky Ely, izy.
28 Ary reny Joaba izany (fa
Joaba efa niodina nanaraka any
Adonia, kanefa tsy niodina nana-
raka any Absaloma izy), dia nan-
dositra nankao amy ny trano-lainy
Jehovah izy ka nangia ny tandroky
ny alitara. 29 Ary nambara ta-
miny Solomona mpanjaka fa Joaba
efa lasa nandositra ho ao amy ny
trano-lainy Jehovah, ka, indro, eo
anilan' ny alitara izy. Dia nirahiny
Solomona Benaia, zanaky Joiada, ka
nilazany hoe: Andeha, asio izy. 30
Ary Benaia tonga tao amy ny trano-
lainy Jehovah ka nanao taminy
Joaba hoe: Izao no lazain' ny
mpanjaka: Mivoaha hianao. Fa
hoy izy: Tsia, fa eto hiany aho no

[1] *Heb.* nanao trano ho ahy.

ho faty. Ary Benaia nitondra teny
tany amy ny mpanjaka indray hoe:
Izany no lazainy Joaba, ary izany
no navaliny ahy.
31 Ary hoy ny mpanjaka ta-
miny: Ataovy araka izay nolazainy,
ka asio izy, dia aleveno, mba hane-
soranao amiko sy amy ny taranaky
ny raiko ny ra marina izay nala-
tsaky Joaba. 32 Dia hatsingeriny
Jehovah ho amy ny lohany hiany
ny rany, satria izy namely olona roa
lahy izay marina sady tsara noho
izy ka namono azy tamy ny sabatra,
dia Abnera, zanaky Nera, koman-
din' ny miaramilan' ny Isiraely, sy
Amasa, zanaky Jatera, komandin'
ny miaramilan' ny Joda, nefa Da-
vida raiko tsy nahalala izany akory.
33 Eny, ny ran' izy roa lahy ireo
hitsingerina amy ny lohany Joaba
sy ny lohan' ny taranany mandra-
kizay; fa aminy Davida sy ny tara-
nany sy ny mpianakaviny ary amy
ny seza fiandrianany kosa dia hisy
fiadanana mandrakizay avy aminy
Jehovah.
34 Dia niakatra Benaia, zanaky
Joiada, ka namely azy ho faty; ary
nalevina tao amy ny fonenany tany
an-efitra izy. 35 Ary Benaia, za-
naky Joiada, no notendren' ny
mpanjaka ho solony ho komandin'
ny miaramila; ary Zadoka mpiso-
rona no notendren' ny mpanjaka ho
solony Abiatara.
36 Ary ny mpanjaka naniraka
naka any Simey ka nanao taminy
hoe: Manaova trano ato Jerosalema
hianao, ka mitoera ao, ary aza miala
ao hianao na ho aiza na ho aiza
akory. 37 Fa amin' izay andro hi-
voahanao mita ny lohasahan-driaka
Kidrona, dia aoka ho fantatrao ma-
rina fa hatao maty tokoa hianao;
ny ranao ho amy ny lohanao hiany.
38 Ary hoy Simey tamy ny mpan-
jaka: Tsara izany teny izany; araka
izany nolazain' ny mpanjaka tom-
poko izany no hataon' ny mpanom-
ponao. Ary Simey nitoetra ela tany
Jerosalema.
39 Ary nony afaka telo taona
mipaka, dia nisy roa lahy, mpanom-
pony Simey, nandositra ho any
aminy Akisy, zanaky Maka, mpan-
jakany Gata. Ary nisy nanambara
taminy Simey hoe: Indreo, any
Gata ny mpanomponao. 40 Dia
nitsangana Simey nanisy lasely ny
borikiny ka nankany Gata ho any
aminy Akisy hitady ny mpanom-
pony, dia lasa nody Simey nitondra
ny mpanompony avy tany Gata.
41 Ary nambara taminy Solomona
ny nialany Simey tany Jerosalema
hankany Gata sy ny niverenany in-
dray. 42 Ary ny mpanjaka nani-
raka naka any Simey ka nanao
taminy hoe: Tsy efa nampianiana
anao taminy Jehovah va aho ka
nilaza taminao marimarina hoe:
Aoka ho fantatrao marina fa amin'
izay andro hivoahanao sy handeha-
nanao na ho aiza na ho aiza akory
dia hatao maty tokoa hianao? Ary
hoy hianao tamiko: Tsara izany
teny reko izany. 43 Koa nahoana
hianao no tsy nitandrina ny fiania-
nana taminy Jehovah sy ny didy
izay nandidiako anao?
44 Ary hoy koa ny mpanjaka
taminy Simey: Hianao mahalala ny
ratsy rehetra nataonao taminy Da-
vida raiko, eny, tsaroan' ny fonao
izany; ka dia hatsingeriny Jehovah
amy ny lohanao ny haratsianao. 45
Fa hotahina kosa Solomona mpan-
jaka, ary ny seza fiandrianany Da-
vida hampitoerina eo anatrehany
Jehovah mandrakizay. 46 Ary ny
mpanjaka nandidy any Benaia, za-
naky Joiada, dia nivoaka izy ka na-
mely any Simey ho faty.
Ary ny fanjakana dia naorina teo
an-tànany Solomona.

*Ny nanambadiany Solomona ny zanakavaviny Farao, ary ny nisehoan' Andriamanitra taminy tao Gibeona, sy ny nangatahany fahendrena.*

III. ARY Solomona tonga vinan-
tony Farao, mpanjakany

Egypta, fa nanambady ny zanaka-
vaviny Farao izy ka nitondra azy
ho any an-Tanànany Davida, man-
dra-pahavitany ny tranony sy ny
tranony Jehovah ary ny màndany
Jerosalema manodidina. 2 Kanefa
ny olona mbola namono zavatra
hatao fanatitra teny amy ny fitoe-
rana avo hiany, fa tsy mbola nisy
trano vita ho any ny anarany Je-
hovah hatramin' izany andro izany.
3 Ary Solomona tia any Jehovah
ka nizotra araka ny diany Davida
rainy; nefa kosa izy mbola namono
zavatra hatao fanatitra sy nandoro
ditin-kazo manitra teny amy ny
fitoerana avo hiany.

4 Ary ny mpanjaka nankany
Gibeona hamono zavatra hatao fana-
titra any, fa izany ilay fitoerana avo
malaza;[1] ka fanatitra odorana arivo
no nateriny Solomona teo amin'
izany alitara izany.

5 Tao Gibeona no nisehoany Jeho-
vah taminy Solomona tamy ny nofy
nony alina; ary hoy Andriamanitra:
Angataho izay tianao homeko anao.
6 Dia hoy Solomona: Hianao efa
naneho fahasoavana lehibe taminy
Davida raiko mpanomponao, araka
ny nandehanany teo anatrehanao
tamy ny tsi-fivadihana sy ny faha-
marinana ary ny fahitsian' ny fony
taminao; ary Hianao efa nitahiry
izao fahasoavana lehibe izao ho azy,
dia ny nanomezanao azy zanakalahy
hipetraka eo amy ny seza fiandria-
nany tahaka ny amin' izao anio
izao. 7 Ary ankehitriny, Jehovah
Andriamanitro ô, Hianao efa nam-
panjaka ahy mpanomponao handim-
by any Davida raiko; nefa izaho
dia mbola zaza hiany, ka tsy fantatro
akory izay fivoaka sy fiditra. 8 Ary
izaho mpanomponao koa dia ao amy
ny olonao izay nofidinao, sady olona
betsaka tsy tambo isaina ary tsy
hita isa noho ny hamaroany. 9 Koa
omeo ahy mpanomponao saina ma-
lady[2] ho entiko mitsara ny olonao,
hahaizako manavaka ny soa sy ny
ratsy; fa iza moa no mahay mitsara
izao olonao betsaka izao?

10 Ary sitraky ny Tompo ny
nangatahany Solomona izany zava-
tra izany; 11 ka dia hoy Andria-
manitra taminy: Satria nangataka
izany zavatra izany hianao, fa tsy
ny ho ela velona, na harena, na ny
ain' ny fahavalonao, fa fahaizana
hitsara no nangatahinao,—12 dia,
indro, efa nanao araka ny teninao
Aho, ka, indro, efa nanome anao
saina hendry sady mahiratra, ka tsy
nisy tahaka anao ny teo alohanao,
ary tsy hisy ho tahaka anao ny ato
aorianao. 13 Ary na izay tsy nan-
gatahinao aza dia efa nomeko anao
koa, dia harena sy voninahitra, ka
tsy hisy[3] mpanjaka tahaka anao
amy ny andronao rehetra. 14 Ary
raha handeha amy ny làlako hianao
ka hitandrina ny lalàko sy ny didiko
tahaka ny nandehanany Davida
rainao, dia hataoko ho ela velona
hianao. 15 Ary dia nahatsiaro
Solomona, ka indro fa nofy izany.

Ary nony tonga tany Jerosalema
izy, dia nitsangana teo anoloan' ny
fiaran' ny fanekeny Jehovah ka na-
natitra fanatitra odorana sy fanati-
pihavanana, ary dia nanao fanasana
ho any ny mpanompony rehetra izy.

*Ny nisehoan' ny fahendreny Solo-
mona tamy ny nitsarany azy roa
vavy ny amin' ilay zaza maty.*

16 ARY tamin' izany dia nisy
vehivavy janga roa nankao
amy ny mpanjaka ka nitsangana teo
anatrehany. 17 Ary hoy ilay vehi-
vavy anankiray: Trarantitra hianao,
tompokolahy, izaho sy ity vehivavy
ity miray trano; ary teraka tao an-
trano aho, sady tao koa izy. 18
Ary nony efa velona hateloana aho,
dia mba velona koa izavavy ity;
ary izahay roa vavy hiany no tao;
tsy nisy olon-kafa tao aminay tao
an-trano, fa izahay roa vavy hiany.

[1] *Heb.* lehibe. [2] *Heb.* fo mihaino. [3] *Na:* nisy.

19 Ary maty tamy ny alina ny
zanak' izavavy ity, fa voatsindriny.
20 Dia nifoha mamatonalina izy ka
naka ny zanako teo amiko tamin'
ilay natory iny aho ankizivavinao,
dia nampandriny teo an-tratrany, fa
ny azy maty no napetrany teo an-
tratrako. 21 Ary nony nifoha ma-
raina hampinono ny zanako aho, in-
dro fa maty izy; kanjo rehefa nofan-
tariko izy nony maraina, dia indro
fa tsy ny zanako naterako. 22 Ary
hoy kosa ilay anankiray: Tsia, fa
ny velona no zanako, ary ny maty
no zanakao. Fa hoy indray ny
anankiray: Tsia, fa ny maty no
zanakao, ary ny velona no zanako.
Izany no teniny teo anatrehan' ny
mpanjaka.

23 Ary hoy ny mpanjaka: Ny
anankiray manao hoe: Ity velona no
zanako, ary ny maty no zanakao;
ary hoy kosa ny anankiray: Tsia,
fa ny maty no zanakao, ary ny velona
no zanako. 24 Koa itondray saba-
tra aho, hoy ny mpanjaka. Ary
nentiny ny sabatra ho eo anatrehan'
ny mpanjaka. 25 Ary hoy ny
mpanjaka: Sasaho ny zaza velona,
ka omeo ny anankiray ny antsasany,
ary ho any ny anankiray kosa ny
antsasany.

26 Fa niteny tamy ny mpanjaka
ravehivavy, renin' ny zaza velona—
satria nandevilevy ny fony noho ny
amy ny zanany—ka nanao hoe:
Tompokolahy ô, trarantitra hianao,
omeo azy hiany ary ny zaza velona,
fa aza dia vonoina re! Fa hoy kosa
ny iray: Aoka tsy ho ahy tsy ho
anao, fa zarao mihitsy. 27 Dia
namaly ny mpanjaka ka nanao
hoe: Omeo itsy ny zaza velona, fa
aoka tsy hovonoina; fa io mihitsy
no reniny.

28 Ary raha ren' ny Isiraely re-
hetra izany fitsarana nataon' ny
mpanjaka izany, dia natahotra ny
mpanjaka izy, satria hitany fa misy
fahendren' Andriamanitra ao am-
pony ho entiny mitsara.

*Ny amy ny mpanao raharaham-panjakana, ary ny voninahitry Solomona sy ny fahendreny.*

IV. ARY nanjaka tamy ny Isira-
ely rehetra Solomona mpan-
jaka. 2 Ary izao no lehibe tao
aminy: Azaria, zanaky Zadoka, no
mpisorona;[1] 3 Elihorefa sy Ahia,
zanaky Sisa, no mpanoratra; Josa-
fata, zanaky Ahiloda, no mpitadidy
ny raharaham-panjakana; 4 ary
Benaia, zanaky Joiada, no koman-
din' ny miaramila; ary Zadoka sy
Abiatara no mpisorona; 5 ary Aza-
ria, zanaky Natana, no lehiben' ny
olona voatendry; ary Zaboda, zanaky
Natana, no mpanolo-tsaina,[2] sakai-
zan' ny mpanjaka; 6 ary Ahisara
no lehiben' ny tao an-dapa; ary
Adonirama, zanaky Abda, no ko-
mandin' ny mpanao fanompoana.

7 Ary Solomona nanendry roa
amby ny folo lahy ho amy ny Isira-
ely rehetra hiadidy ny zavatra rehe-
tra nilain' ny mpanjaka sy ny anko-
honany; samy niadidy ny iray volana
avy amy ny herintaona izy. 8 Ary
izao no anarany: Beni-hora tany
amy ny tany havoany Efraima; 9
Beni-dakera tao Makaza sy tao Sal-
bima sy Beti-semesy ary Elon-beti-
hanana; 10 Beni-haseda tao Aro-
bota; Soko sy ny tany Hefera
rehetra no azy; 11 Ben-abinadaba
tao amy ny havoany Dora rehetra
(Tafata, zanakavaviny Solomona, no
vadiny); 12 Bana, zanaky Ahiloda;
azy Tanaka sy Megido ary Beti-sana
rehetra, izay anilany Zaretana, am-
baniny Jezirela, hatrany Beti-sana
ka hatrany Abela-mehola, dia ha-
trany ankoatry Jokmeama no azy.
13 Beni-gabera tao Ramota-gileada;
ny tanàna madinika any Jaïra,[3]
zanaky Manase, izay any Gileada
no azy; azy koa ny tany Argoba,

[1] *Na:* zanaky Zadoka mpisorona. [2] *Heb.* mpisorona.
[3] Havota-jaïra; *izahao Nom.* xxxii. 41.

izay any Basana, dia tanàna enim-
polo lehibe nisy mànda sy hidy vara-
hina; 14 Ahinadaba, zanaky Ido,
tany Mahanaima; 15 Ahimaza tany
Naftaly; izy kosa nanambady any
Basemata, zanakavaviny Solomona;
16 Bana, zanaky Hosay, tany Asera
sy Alota; 17 Josafata, zanaky
Paroa, tany Isakara; 18 Simey,
zanaky Ela, tany Benjamina; 19
Gabera, zanaky Ory, tany amy ny
tany Gileada, taniny Sihona, mpan-
jakan' ny Amorita, sy Oga, mpan-
jakany Basana; ary izy hiany no
voatendry ho amin' izany tany
izany.

20 Ary ny Joda sy ny Isiraely
dia maro, tahaka ny fasika amoron-
dranomasina ny hamarony, sady mi-
hinana sy misotro ary mifaly.

V. Ary Solomona nanjaka tamy ny
fanjakana rehetra hatramy ny
Ony[1] sy ny tanin' ny Filistina ka
hatramy ny sisiny Egypta; nandoa
hetra ireo sady nanompo any Solo-
mona tamy ny andro rehetra niai-
nany.

2 Ary ny fihinany Solomona isan-
andro dia koba tsara toto telo-polo
kora sy koba hafa enim-polo kora 3
sy omby mifahy folo sy omby an-
tondraka roa-polo ary ondry aman-
osy zato, afa-tsy ny diera koa sy ny
gazela sy ny kapreola ary ny vorona
mifahy. 4 Fa nanapaka ny tany
rehetra etỳ[2] an-dafin' ny Ony[1] ha-
trany Tifsa ka hatrany Gaza izy,
dia tamy ny mpanjaka rehetra etỳ[2]
an-dafin' ny Ony;[1] ary izy dia tsara
fihavanana tamin' ireny rehetra
manodidina nanoa azy ireny. 5
Ary ny Joda sy ny Isiraely nandry
fahizay tamy ny androny Solomona
rehetra, samy teny ambanin' ny
voalobony sy ny aviaviny ny olona
hatrany Dana ka hatrany Beri-
sheba. 6 Ary Solomona nanana efi-
trano efatra alina, fitoeran' ny soa-
valy mpitarika kalesy, ary soavaly
fitaingina roa arivo amby iray alina.

7 Ary ireo olona voatendry ireo
dia niadidy ny zavatra rehetra ni-
lainy Solomona mpanjaka sy izay
rehetra nentina teo amy ny lata-
batry Solomona mpanjaka; izy re-
hetra samy niadidy ny amy ny iray
volany avy, ka tsy navelany ho nisy
tsy ampy na inona na inona. 8 Ny
vary hordea koa sy ny mololo ho
any ny soavaly sy ny soavaly
haingam-pandeha dia nentiny ho ao
amy ny fitoerana izay tokony hiton-
drana azy, dia samy araka ny
anjarany avy.

9 Ary Andriamanitra nanome
any Solomona fahendrena sy fahira-
tan-tsaina be indrindra ary fahala-
lana betsaka tahaka ny fasika
amoron-dranomasina. 10 Ary ny
fahendreny Solomona nihoatra noho
ny fahendren' ny zanaky ny atsina-
nana rehetra sy ny fahendren' ny
Egyptiana rehetra. 11 Fa hendry
noho ny olona rehetra izy; eny,
hendry mihoatra noho Etana Ezra-
hita sy Hemana sy Kalkola sy
Darda, zanaky Mahola, aza izy; ary
ny lazany efa niely tamy ny fire-
nena rehetra manodidina.

12 Nanao ohabolana telo arivo
izy, sady nanao tononkira dimy
amby arivo. 13 Ary nilaza ny amy
ny hazo hatramy ny hazo sedera
any Libanona ka hatramy ny hysopa
izay maniry eny amy ny ampiantany
izy sady nilaza ny amy ny biby sy
ny vorona sy ny biby mandady sy
mikisaka ary ny hazandrano koa.
14 Ary dia nisy tonga avy tany
amy ny firenena rehetra mba hihaino
ny fahendreny Solomona, dia avy
amy ny mpanjakan' ny tany rehetra
izay efa nahare ny amy ny fahen-
dreny.

*Ny namoriany Solomona izay ho enti-manao ny tempoly.*

15 ARY Hirama, mpanjakany
Tyro, naniraka ny mpa-
nompony ho any aminy Solomona,

[1] Eofrata. [2] *Na:* any.

satria reny fa izy no voahosotra ho
mpanjaka handimby an-drainy; fa
Hirama dia sakaizany Davida hatri-
zay ela izay.
16 Ary Solomona naniraka tany
aminy Hirama hanao hoe: 17 Fan-
tatrao fa Davida raiko tsy nahavita
trano ho any ny anarany Jehovah
Andriamaniny noho ny ady nano-
didina azy, ambara-panaony Jehovah
ireo ho eo ambanin' ny faladiany.
18 Fa ankehitriny Jehovah Andria-
manitro efa nanome ahy fitsaharana
amy ny manodidina, ka tsy misy
fahavalo na loza manjo intsony. 19
Ary, indro, izaho mikasa hanao
trano ho any ny anarany Jehovah
Andriamanitro, araka ilay nolazainy
Jehovah taminy Davida raiko hoe:
Ny zanakao izay hapetrako eo amy
ny seza fiandriananao handimby
anao, izy no hanao trano ho any ny
anarako. 20 Koa dia mba asaovy
misy mikapa hazo sedera any Liba-
nona ho ahy; ary ny vahoakako
hiaraka amy ny vahoakanao, ka ny
karaman' ny vahoakanao dia ho-
meko anao araka izay hotononinao;
fa fantatrao fa tsy mba misy olona
atỳ aminay mahay mikapa hazo
tahaka ny Sidoniana.
21 Ary rehefa reny Hirama ny
teniny Solomona, dia faly indrindra
izy ka nanao hoe: Ankehitriny izao
dia isaorana anie Jehovah, Izay na-
nome zanakalahy hendry ho any
Davida hanapaka izao olona betsaka
izao. 22 Ary Hirama naniraka
tany aminy Solomona hanao hoe:
Efa reko ny nanirahanao tatỳ
amiko; koa izaho dia hanao izay
rehetra irinao ny amy ny hazo
sedera sy ny hazo kypreso. 23 Ny
vahoakako hitondra azy midina avy
any Libanona ho any amy ny rano-
masina, ary hofeheziko ka hampande-
haniko mitsinkafona amy ny rano
ho any amin' izay hotononinao, ary
any vao hoborahiko izy, ka dia
hianao kosa no hampaka azy; ary
hianao dia hanao izay iriko amy ny
fanomezan-kanina ho any ny anko-
honako.
24 Ary Hirama dia nanome hazo
sedera sy hazo kypreso ho any Solo-
mona araka izay rehetra nilainy. 25
Ary Solomona kosa nanome any
Hirama vary tritika roa alina kora
ho any ny ankohonany, ary diloilo
roa-polo kora avy amy ny oliva voa-
toto; izany no nomeny Solomona
any Hirama isan-taona isan-taona.
26 Ary Jehovah nanome fahen-
drena any Solomona, araka izay
nolazainy taminy; ary nihavana
Hirama sy Solomona, ka nanao
fanekena izy roa lahy.
27 Ary Solomona mpanjaka naka
olona tamy ny Isiraely rehetra
hanao fanompoana, ka olona telo
alina no nalainy. 28 Ary nirahiny
nankany Libanona ireny, dia iray
alina no indray milatsaka isam-
bolana: iray volana izy no tany
Libanona, ary roa volana kosa mba
tany an-tranony; ary Adonirama
no nifehy azy rehetra. 29 Ary
Solomona nanana mpitondra entana
fito alina sy tambato[1] valo alina
teny an-tendrombohitra, 30 afa-tsy
ny lehiben' ireo olona voatendriny
Solomona ireo, izay nitandrina ny
raharaha, dia telon-jato amby telo
arivo lahy izay nifehy ny mpiasa.
31 Ary ny mpanjaka dia nandidy
hanamboatra vato vaventy tsara
sady voapaika hatao fanorenan' ny
trano. 32 Ary ny mpiasany Solo-
mona sy Hirama (indrindra fa ny
avy any Gebala) no nipaika sy
nanamboatra ny hazo sy ny vato
hatao trano.

*Ny nanaovana ny tempoly.*

VI. ARY tamy ny taona fahavalo-
polo amby efa-jato taorian'
ny nialan' ny Zanak' Isiraely tamy
ny tany Egypta, tamy ny volana
Ziva (volana faharoa izany), tamy
ny taona fahefatra nanjakany Solo-

[1] *Na:* mpikapa hazo.

mona tamy ny Isiraely, dia nanorina
ny tranony Jehovah izy.
2 Ary ny trano nataony Solo-
mona mpanjaka ho any Jehovah dia
enim-polo hakiho ny lavany, ary
roa-polo hakiho ny sakany, ary telo-
polo hakiho ny hahavony. 3 Ary
ny lavarangana fidirana teo anoloan'
ny ati-trano lehibe, dia roa-polo
hakiho ny lavany mifanerana amy
ny sakan' ny trano, ary folo hakiho
ny habeny teo anoloan' ny trano
hiany. 4 Ary ny varavarankelin'
ny trano nataony makarakara tsy
mivoha.
5 Ary tamy ny lafin-trano dia
nasiany paosin-trano mifanongoa
manodidina, na amy ny ati-trano
lehibe, na amy ny efitra anatiny,
sady nasiany efi-trano manodidina;
6 ny efi-trano ambany indrindra,
dimy hakiho ny sakany, ary ny
antenatenany, enina hakiho ny sa-
kany, ary ny fahatelony, dia fito
hakiho ny sakany; fa ny *rindrina*
ivelan' ny trano dia nahenany mano-
didina *isaky ny mifanongoa,* mba
tsy hisy hitsatoka amy ny rindrina.
7 Ary tamy ny nanaovana ny
trano dia vato voapaika rahateo
hatrany amy ny fihadiam-bato no
nanaovany azy; ka dia tsy nisy
feon' ny tantanana, na fandraka, na
vy fiasana, re tao an-trano tamy ny
nanaovany azy.
8 Ny varavarana mankao amy
ny efi-trano antenatenany dia teo
amy ny ilany ankavanan' ny trano;
ary tohatra miolikolika no niaka-
rany ho ao amy ny *efi-trano* antena-
tenany, ary avy tao amy ny antena-
tenany indray no niakarany ho ao
amy ny fahatelony.
9 Toy izany no nanaovany ny
trano sy nahavitany azy; ary rai-
rainy nopetahany hazo fisaka sedera
no nataony tafon' ny trano. 10
Ary ny paosin-trano nataony mano-
didina ny trano, dimy hakiho avy
ny hahavony, ary hazo sedera no
nikambanany tamy ny trano.
11 Ary ny teniny Jehovah tonga
taminy Solomona nanao hoe: 12
Ny amin' ity trano ataonao ity, raha
handeha araka ny lalàko hianao sy
hanaraka ny fitsipiko ary hitandrina
ny didiko rehetra ka hanaraka azy,
dia hotanterahiko aminao ny teniko,
izay nolazaiko taminy Davida rai-
nao; 13 ary hitoetra ao amy ny
Zanak' Isiraely Aho ka tsy hahafoy
ny Isiraely oloko.
14 Ary nataony Solomona ny
trano, ka dia vitany. 15 Ary ny
rindrina anatiny nopetahany hazo
sedera; hatramy ny vodi-rindrina
ka hatramy ny loha-rindrina dia
nopetahany hazo avokoa; ary hazo
kypreso no nataony gorodon' ny
trano. 16 Ary ny roa-polo hakiho
hatreo amy ny rindrina farany dia
nasiany *efitra* hazo sedera hatramy
ny vodi-rindrina ka hatramy ny
loha-rindrina, ary nataony ho efitra
anatiny izany, dia ny fitoerana ma-
sina indrindra. 17 Ary ny lavan'
ny ati-trano lehibe teo anoloan' io
dia efa-polo hakiho. 18 Ary ny
sedera amy ny ati-trano dia nosora-
tany nasiany sarin' ny voantango sy
voninkazo mivelatra; sedera avokoa
izy, ka tsy nisy vato niseho.
19 Nanisy efitra anatiny tao ana-
tin' ny trano izy hametrahany ny
fiaran' ny fanekeny Jehovah. 20
Ary teo anoloan' ny efitra anatiny—
roa-polo hakiho ny lavany, ary roa-
polo hakiho ny sakany, roa-polo
hakiho koa ny hahavony, sady voa-
petaka takela-bolamena tsara izy—
dia nopetahany hazo sedera ny
alitara.
21 Ary nopetahany Solomona
takela-bolamena tsara indrindra ny
atin' ny trano; sady nasiany vakoka
volamena hisakana eo anoloan' ny
efitra anatiny; ary nopetahany
takela-bolamena koa *ny alitara.* 22
Izao ati-trano rehetra izao dia nope-
tahany takela-bolamena avokoa; ary
ny alitara momba ny efitra anatiny
koa dia nopetahany takela-bolamena
avokoa.
23 Ary tao anatin' ny efitra ana-

tiny dia nasiany kerobima hazo
oliva roa, samy folo hakiho avy no
hahavony. 24 Ary samy dimy
hakiho avy ny elatry ny kerobima
iray, dia folo hakiho hatramy ny
tendron' elany anankiray ka hatra-
my ny tendron' elany anankiray.
25 Ary ny kerobima iray koa folo
hakiho; fa ny kerobima roa mitovy
halehibe sy mitovy tarehy: 26 folo
hakiho ny hahavon' ny kerobima
iray, ary tahaka io hiany koa ny
kerobima anankiray. 27 Ary ny
kerobima nataony tao afovoan' ny
trano anatiny; ary ny elany nataony
mivelatra, ka ny ilany samy nipaka
tamy ny rindrina avy, ary ny ilany
nifanendry teo afovoan' ny trano.
28 Ary nopetahany takela-bolamena
ny kerobima.

29 Ary ny rindrina manodidina
nosoratany nasiany sarin' ny kero-
bima sy hazo rofia[1] ary voninkazo
mivelatra, na ny efitra anatiny, na
ny ati-trano lehibe. 30 Ary nope-
tahany takela-bolamena ny goro-
dona, na ny teo amy ny efi-trano
anatiny, na ny teo amy ny ati-trano
lehibe.

31 Ary ny varavarana mankao
amy ny efitra anatiny dia nasiany
lela-varavarana hazo oliva kopa-
droa, ary ny tolany sy ny momba
azy dia ampahadimin' *ny sakan-
trano.* 32 Ny lela-varavarana hazo
oliva kopa-droa dia nosoratany na-
siany sarin' ny kerobima sy hazo
rofia[1] ary voninkazo mivelatra, ary
nopetahany volamena manify ny
kerobima sy ny hazo rofia.[1]

33 Dia toy izany koa ny vara-
varana mankao amy ny ati-trano
lehibe, dia nasiany tolam-baravarana
hazo oliva mahafeno ny ampahefatry
*ny sakan-trano.* 34 Ary ny lela-
varavarana hazo kypreso kopa-droa
dia kamban-droa samy nisy savily
avy. 35 Ary nosoratany nasiany
sarin' ny kerobima sy ny hazo rofia[1]
ary voninkazo mivelatra ireo, dia
nopetahany volamena manify ny
sorany.

36 Ary nanao ny kianja tao ana-
tiny tamy ny vato voapaika telo
andalana sy hazo sedera iray anda-
lana izy.

37 Tamy ny volana Ziva, tamy
ny taona fahefatra, no nanaovany
ny fanorenan' ny tranony Jehovah.
38 Ary tamy ny volana Bola (volana
fahavalo izany), tamy ny taona fahi-
raika amby ny folo, no nahavitany
ny trano araka ny fombany rehetra
sy izay rehetra nahamety azy. Dia
fito taona no nanaovany azy.

*Ny nanaovany Solomona ny lapany.*

VII. ARY telo amby ny folo
taona no nanaovany Solo-
mona ny lapany, dia vita. 2 Fa
nanao ilay trano Alany Libanona
izy: zato hakiho ny lavany, dimam-
polo hakiho ny sakany, ary telo-polo
hakiho ny hahavony, teo ambonin'
ny andry sedera efatra andalana
mbamy ny sedera rairainy teo am-
bonin' ny andry. 3 Ary ireo efi-
trano teo ambonin' ny andry nota-
foany hazo sedera; ary ny isany dia
dimy amby ny folo isan-andalana, ka
dimy amby efa-polo izy rehetra. 4
Ary ny rairainy dia telo andalana,
ary ny varavarankely dia nifanan-
drify intelo. 5 Ary ny varavarana
rehetra sy ny tolana dia natao efa-
joro; ary ny varavarankely nifa-
nandrify intelo. 6 Ary dia nataony
koa ny lavarangana maro andry:
dimam-polo hakiho ny lavany, ary
telo-polo hakiho ny sakany; nisy
koa ny lavarangana fidirana teo ano-
loany; ary nisy andry sy tokonana
koa teo anoloan' io. 7 Ary nataony
koa ny lavarangana hitoeran' ny
seza fiandrianana izay hitsarany, dia
ny lavarangana fitsarana; ary na-
taony hazo sedera avokoa ny goro-
dona rehetra.[2] 8 Ary ny tranony
izay nitoerany teo amy ny kianja
hafa tao anatinatiny kokoa noho ny

[1] palma. [2] *Na:* na ny gorodony, na ny rihany.

lavarangana fidirana dia nitovy ra-
fitra tamin' io koa. Ary Solomona
nanao trano tahaka izany lavaran-
gana fidirana izany koa ho any ny
zanakavaviny Farao, izay efa nampa-
kariny ho vady.
9 Izany rehetra izany dia vato
tsara avokoa voapaika araka ny
marika, sady voatsofa ny atiny sy
ny ivelany, hatramy ny fanamba-
niny ka hatramy ny tongolany, ary
teo ivelany koa hatramy ny kianja
lehibe. 10 Ary vato tsara sady
lehibe ny fanorenany, dia vato folo
hakiho sy valo hakiho. 11 Ary teo
ambony nisy vato tsara voapaika
araka ny marika sy hazo sedera;
12 ary manodidina ny kianja lehibe
dia nasiany vato voapaika telo anda-
lana sy hazo sedera iray andalana,
tahaka ny amy ny kianja anatiny
amy ny tranony Jehovah sy amy ny
lavarangana fidirana amy ny trano.

*Ny nanaovany Solomona ny fanaka momba ny tempoly.*

13 ARY Solomona mpanjaka nani-
raka haka any Hirama avy
tany Tyro. 14 Zanaky ny vehi-
vavy mpitondratena tamy ny fire-
neny Naftaly izy, nefa rainy dia
lehilahy Tyriana, mpiasa varahina;
feno fahendrena sy fahiratan-tsaina
ary fahaizana izy hahavitany ny
asa varahina rehetra. Dia tonga
tao aminy Solomona mpanjaka Hi-
rama ka nanao izay asa rehetra tao
aminy.
15 Dia nanao ny andry varahina
roa izy: valo amby ny folo hakiho
avy ny hahavony, ary roa amby ny
folo hakiho ny manodidina azy.[1]
16 Ary nanao kapitaly varahina
roa an-idina izy hatao eo amy ny
tampon' ny andry: dimy hakiho
avy ny hahavony, 17 ary harato sy
fesitona miolana amy ny kapitaly
izay teo amy ny tampon' ny andry
avy: fito amy ny kapitaly iray, ary
fito koa amy ny kapitaly iray. 18
Ary nanao ny andry izy, ary nisy
roa andalana manodidina tamy ny
asa harato iray, hafono ny kapitaly
izay teo an-tampon' ny andry; ary
toy izany koa no nataony tamy ny
kapitaly iray. 19 Ary ny kapitaly
izay teo an-tampon' ny andry dia
nataony mitarehim-boninkazo lilia
tahaka ny amy ny lavarangana
fidirana, ary efatra hakiho ny haha-
vony; 20 ary ny kapitaly teo an-
tampon' ny andry roa dia teo am-
bony koa, teo akaikin' ny kibony
izay anatin' ny harato; ary nisy
sarin' ampongabendanitra roan-jato
nifanandalana nanodidina ny kapi-
taly avy.
21 Ary ny andry dia natsangany
teo amy ny lavarangana fidirana
amy ny efitra lehibe: ny andry
ankavanana natsangany, ka ny ana-
rany nataony hoe Jakina;[2] ary ny
andry ankavia natsangany koa, ka
ny anarany nataony hoe Boaza.[3] 22
Ary nisy natao mitarehim-bonin-
kazo lilia teo an-tampon' ny andry.
Toy izany no nahavitany ny asa
tamy ny andry.
23 Ary nanao ny tavin-drano[4]
an-idina boribory lehibe izy, ka folo
hakiho no halehiben' ny vavany,
ary dimy hakiho ny hahavony, ary
telo-polo hakiho ny manodidina azy.
24 Ary tambanin' ny molotry ny
tavin-drano lehibe[4] manodidina nisy
sarim-boantango manodidina azy,
folo amy ny iray hakiho manodidina
ny tavin-drano lehibe,[4] ary naidiny
ho roa andalana ny sarim-boantango
sady niara-nataony an-idina tamy ny
tavin-drano. 25 Ary ny tavin-
drano dia nipetraka tambonin' ny
sarin' omby roa amby ny folo: ny
telo nanatrika ny avaratra, ny telo
nanatrika ny andrefana, ny telo
nanatrika ny atsimo, ary ny telo
nanatrika ny atsinanana; ary ny
tavin-drano lehibe[4] dia teo am-

[1] *Heb.* ny faharoa. [2] Jakina = Hampiorina izy.
[3] Boaza = Ao aminy no misy hery (?). [4] *Heb.* ranomasina.

bonin' ireo, ary niady vody izy re-
hetra. 26 Ary ny hateviny dia
vodivoam-pelatanana, ary ny molo-
ny nataony tahaka ny molotry ny
kapoaka, dia tahaka ny vonin' ny
lilia; ary nahalany roa arivo bata
izy.
27 Ary nanao ny fitoeran-tavin-
drano varahina folo izy: efatra
hakiho ny lavan' ny anankiray, ary
efatra hakiho koa ny sakany, ary
telo hakiho ny hahavony. 28 Ary
toy izao ny asa amin' ireo fitoeran-
tavin-drano ireo: nisy kobany izy,
ary ireo kobany ireo dia teo anatin'
ny sisiny; 29 ary tamy ny kobany
izay nohodidinin' ny sisiny dia nisy
sarin-diona sy omby ary kerobima;
ary teo ambonin' ny sisiny koa nisy
faladiany; ary teo ambanin' ny
sarin-diona sy omby nisy fesitona
mihantona. 30 Ary isan' ireo
fitoeran-tavin-drano ireo nisy kodia
varahina efatra sy tanan-kodia vara-
hina, ary ny tongony efatra nisy
sorony; teo ambanin' ny tavin-
drano no nisy ny sorony[1] an-idina
manandrify ny fesitona tsirairay.
31 Ary ny vavan' ny fitoeran-tavin-
drano dia teo anatin' ny kapitaliny,
ary mbola nisy iray hakiho teo am-
bonin' io; ary ny vavany dia ha-
kiho iray sy tapany sady boribory
tahaka ny amy ny faladia, ary tamy
ny vavany koa nisy soratra, ary ny
kobany teo aminy dia efa-joro, fa
tsy boribory. 32 Ary ny kodia
efatra dia teo ambanin' ny kobany;
ary ny fihazonana ny tanan-kodia
dia nikambana tamy ny fitoeran-
tavin-drano hiany; ary hakiho iray
sy tapany ny hahavon' ny kodia.
33 Ary ny fomban' ny kodia dia
tahaka ny amy ny kodian-kalesy;
ny tànany sy ny boriboriny manodi-
dina azy sy ny tanamasoandrony
ary ny foitrany dia nataony an-idina
avokoa. 34 Ary nisy sorony efatra
tamy ny zorony efatra amy ny
fitoeran-tavin-drano iray, sady ni-
tranga avy teo amy ny fitoeran-
tavin-drano ireo. 35 Ary teo an-
tampon' ny fitoeran-tavin-drano dia
nisy boribory manodidina, irain-
jehy ny hahavony; ary teo an-
tampon' ny fitoeran-tavin-drano koa
ny fitombenany sy ny kobany dia
natao an-idina iray aminy. 36 Fa
ny koban' ny sorony sy ny kobany
hafa nosoratany nasiany sarin' ny
kerobima sy liona ary hazo rofia,[2]
araka izay nahafeno azy avy, sady
nasiany fesitona manodidina. 37
Tahaka izany no nanaovany ny fitoe-
ran-tavin-drano folo: samy natao
an-idina avokoa, ary nitovy halehibe
sy nitovy tarehy izy.
38 Ary nanao tavin-drano vara-
hina folo koa izy; ny tavin-drano
samy nahalany efa-polo bata avy;
ary samy efatra hakiho avy ny
tavin-drano; ary tavin-drano iray
avy no tamy ny fitoerany folo.
39 Ary nametraka ny fitoeran-
tavin-drano dimy teo ankavanan
ny trano izy, ary ny dimy teo anka-
vian' ny trano, ary ilay tavin-drano
lehibe[3] nataony teo ankavanan' ny
trano, dia teo atsimo atsinanana.
40 Ary Hirama nanao ny tavin-
drano sy ny sotron' afo ary ny lovia
famafazana; ka dia vitany Hirama
ny asa rehetra izay nataony ho any
Solomona mpanjaka ho amy ny
tranony Jehovah: 41 dia ny andry
roa sy ny boriboriny roa amy ny
kapitaly izay teny an-tampon' ny
andry roa, sy ny harato roa izay
hafono ny boriboriny roa amy ny
kapitaly izay teo an-tampon' ny
andry avy, 42 ary ny sarin' ampon-
gabendanitra efa-jato ho amy ny
harato roa, ampongabendanitra roa
andalana ho amy ny harato iray
hafono ny boriboriny roa amy ny
kapitaly izay teny an-tampon' ny
andry avy, 43 ary ny fitoeran-tavin-
drano folo sy ny tavin-drano folo
ho eo ambonin' ny fitoerany, 44 ary
ny tavin-drano lehibe[3] iray sy ny

---

[1] *Na:* ary ny tongony efatra dia tonga sorony. [2] palma. [3] *Heb.* ranomasina.

sarin' omby roa amby ny folo teo
ambaniny, 45 ary ny vilany fan-
draofan-davenona sy ny sotron' afo
ary ny lovia famafazana. Ary ireo
fanaka rehetra ireo, izay nataony
Hirama ho any Solomona mpanjaka
ho amy ny tranony Jehovah, dia
varahina manganohano avokoa. 46
Teo amy ny tany amorony Jordana
no nanaovan' ny mpanjaka an-idina
azy tamy ny tanimanga teo anelane-
lany Sokota sy Zaretana. 47 Ary
tsy nolanjainy Solomona ny fanaka
rehetra, satria be loatra izy; ary
tsy nozahana izay lanjan' ny vara-
hina.

48 Ary Solomona nanao ny fa-
naka rehetra izay ao amy ny tra-
nony Jehovah : ny alitara volamena
sy ny latabatra volamena, izay
fitoeran' ny mofo aseho, 49 ary ny
fanaovan-jiro, dimy amy ny anka-
vanana ary dimy amy ny ankavia,
teo anoloan' ny efitra anatiny, dia
samy volamena tsara; ary ny
voniny sy ny lela fanaovan-jiro ary
ny hetin-jiro dia volamena koa; 50
ary ny vilia sy ny antsy sy ny lovia
famafazana sy ny lovia kely sy ny
fitoeran-davenon-jiro dia volamena
tsara; ary ny vavin-tsavily ho amy
ny lela-varavaran' ny efitra anatiny,
dia ny fitoerana masina indrindra,
sy ho amy ny lela-varavaran' ny efi-
trano lehibe dia volamena avokoa.

51 Toy izany no nahavitana ny
asa nataony Solomona mpanjaka ho
amy ny tranony Jehovah; ary nam-
pidiriny Solomona ny zavatra izay
efa nohamasininy Davida rainy, dia
ny volafotsy sy ny volamena ary
ny fanaka, ka nataony tao amy ny
rakitry ny tranony Jehovah.

*Ny nitokanana ny tempoly.*

VIII. ARY tamin' izany Solo-
mona mpanjaka dia na-
mory ny loholon' ny Isiraely sy ny
lohan' ny firenena rehetra, dia ny
lohan' ny fianakaviana tamy ny
Zanak' Isiraely, ho ao aminy tany
Jerosalema mba hampakatra ny
fiaran' ny fanekeny Jehovah avy ao
Ziona, Tanànany Davida.

2 Dia nivory ho any aminy Solo-
mona mpanjaka ny lehilahy rehetra
amy ny Isiraely tamy ny andro fira-
voravoana tamy ny volana Etani-
ma (volana fahafito izany). 3 Ary
tonga ny loholon' ny Isiraely rehe-
tra, ary ny mpisorona no nitondra
ny fiara; 4 ary dia nampakariny
ny fiarany Jehovah sy ny trano-lay
fihaonana mbamy ny fanaka masina
rehetra izay tao amy ny lay. Nam-
pakarin' ny mpisorona sy ny Levita
ireo zavatra ireo. 5 Ary Solomona
mpanjaka sy ny fiangonana, dia ny
Isiraely rehetra, izay nivory teo
aminy teo anoloan' ny fiara, dia
samy namono zavatra hatao fana-
titra, dia ondry aman-osy sy omby
izay tsy tambo isaina sady tsy hita
isa noho ny hamaroany.

6 Ary ny fiaran' ny fanekeny
Jehovah dia nampidirin' ny mpiso-
rona ho ao amy ny fitoerany tao
anatin' ny efi-trano anatiny, dia ny
fitoerana masina indrindra, teo am-
banin' ny elatry ny kerobima; 7
fa nivelatra teo ambonin' ny fitoe-
ran' ny fiara ny elatry ny kerobima
ka nanaloka ny fiara sy ny baony.
8 Ary lava ny bao, ka hita ny
lohany, raha amy ny fitoerana
masina eo anoloan' ny efitra ana-
tiny, nefa tsy hita raha eny ivelany;
ary mbola ao mandraka andro any
izy. 9 Ary tsy nisy na inona na
inona tao anatin' ny fiara afa-tsy
ny vato fisaka roa, izay nataony
Mosesy tao anatiny tany Horeba,
fony Jehovah nanao fanekena tamy
ny Zanak' Isiraely tamy ny nivoa-
hany avy tany amy ny tany Egypta.

10 Ary nony nivoaka avy tao
amy ny fitoerana masina ny mpiso-
rona, dia nameno ny tranony Jeho-
vah ny rahona; 11 ka dia tsy naha-
janona hanao fanompoam-pivava-
hana ny mpisorona noho ny rahona,
satria ny voninahitry Jehovah na-
meno ny tranony Jehovah.

12 Dia hoy Solomona : Jehovah

efa nilaza fa hitoetra ao amy ny
aizim-pito Izy. 13 Efa nanao trano
hitoeranao tokoa aho, dia fitoerana
hitoeranao mandrakizay.

14 Ary ny mpanjaka nitodika ka
nitso-drano ny fiangonana, dia ny
Isiraely rehetra (nitsangana avokoa
ny fiangonana, dia ny Isiraely rehe-
tra), 15 ka nanao hoe: Isaorana
anie Jehovah, Andriamanitry ny
Isiraely, fa ny vavany efa niteny
taminy Davida raiko, ary ny tànany
no nahatanteraka izany taminy, dia
ilay hoe: 16 Hatramy ny andro
nitondrako ny Isiraely oloko nivoaka
avy tany Egypta dia tsy mbola nisy
tanàna nofidiko tamy ny fireneny
Isiraely rehetra hanaovana trano
hitoeran' ny anarako; fa nifidy any
Davida Aho hanapaka ny Isiraely
oloko. 17 Ary efa mby tao am-
pony Davida raiko ny hanao trano
ho any ny anarany Jehovah, Andria-
manitry ny Isiraely. 18 Nefa hoy
Jehovah taminy Davida raiko:
Satria tao am-ponao ny fikasana
hanao trano ho any ny anarako,
dia tsara izany fikasanao izany. 19
Kanefa kosa tsy hianao no hanao
ny trano, fa ny zanakao izay ha-
terakao, izy no hanao ny trano ho
any ny anarako. 20 Ary Jeho-
vah efa nahatanteraka ny teniny
izay nolazainy, koa nitsangana han-
dimby any Davida raiko aho ary
mipetraka eo amy ny seza fiandria-
nan' ny Isiraely tahaka ny efa nola-
zainy Jehovah, sady efa nanao ny
trano ho any ny anarany Jehovah,
Andriamanitry ny Isiraely, aho. 21
Ary nasiako fitoerana teo ho any
ny fiara izay itoeran' ny fanekeny
Jehovah, ilay nataony tamy ny
razantsika fony Izy nitondra azy
nivoaka avy tany Egypta.

22 Ary Solomona nitsangana teo
anoloan' ny alitarany Jehovah teo
anatrehan' ny fiangonana, dia ny
Isiraely rehetra, ka namelatra ny
tànany nanandrify ny lanitra 23
ary nanao hoe: Ry Jehovah, An-
driamanitry ny Isiraely ô, tsy misy
Andriamanitra tahaka Anao na amy
ny lanitra ambony na amy ny tany
ambany, Izay mitandrina ny fane-
kenao sy ny famindramponao ho any
ny mpanomponao izay mandeha eo
anatrehanao amy ny fony rehetra,
24 sady efa nahatanteraka taminy
Davida raiko mpanomponao ilay
nolazainao taminy; fa nolazain' ny
vavanao izany, dia notanterahin' ny
tànanao tahaka ny amin' izao anio
izao. 25 Koa tanteraho aminy
Davida raiko mpanomponao, Jeho-
vah, Andriamanitry ny Isiraely ô,
ilay nolazainao taminy hoe: Tsy ho
diso zanakalahy eo anatrehako hia-
nao hipetraka amy ny seza fiandria-
nan' ny Isiraely, raha ny zanakao
mitandrina ny alehany, handehanany
eo anatrehako tahaka ny nandeha-
nanao teo anatrehako. 26 Koa
ankehitriny, ry Andriamanitry ny
Isiraely ô, mifona aminao aho, aoka
ho to anie ny teninao, izay nola-
zainao taminy Davida raiko mpa-
nomponao. 27 Andriamanitra va
dia honina etỳ an-tany tokoa? He!
ny lanitra, ary ny lanitry ny lanitra
aza tsy omby Anao, koa mainka fa
ity trano nataoko ity! 28 Koa
atreho ny fivavaka sy ny fifonan' ny
mpanomponao, Jehovah Andriama-
nitro ô, mba hohenoinao ny fitarai-
nana sy ny fivavaka izay ataon' ny
mpanomponao eto anatrehanao anio,
29 mba hihiratan' ny masonao andro
aman-alina amin' ity trano ity, dia
amy ny fitoerana nolazainao hoe:
Ho ao ny anarako,—hihainoanao ny
vavaka izay ataon' ny mpanomponao
manatrika ity fitoerana ity. 30 Ary
henoy ny fifonan' ny mpanomponao
sy ny Isiraely olonao, raha miva-
vaka manatrika ity fitoerana ity
izy; dia mihainoa any an-danitra
fonenanao Hianao; eny, mihainoa,
ka mamelà heloka.

31 Raha misy olona manota amy
ny namany, ary ampianianiny, ka
tonga hianiana eo anoloan' ny alita-
ranao amin' ity trano ity izy, 32 dia
mihainoa any an-danitra Hianao, ka

manaova, ary mitsarà ny mpanom-
ponao, hanameloka ny ratsy fanahy
ka hampitsingerina ny nataony ho
amy ny lohany, ary hanamarina ny
marina kosa ka hanome azy araka
ny fahamarinany.
33 Raha resy eo anoloan' ny
fahavalo ny Isiraely olonao noho ny
nanotany taminao, ary miverina
aminao sy manaiky ny anaranao
indray ka mivavaka sy mifona ami-
nao eto amin' ity trano ity izy, 34
dia mihainoa any an-danitra Hianao,
ka mamelà ny fahotan' ny Isiraely
olonao, ary ampodio amy ny tany
nomenao ny razany izy.
35 Raha mihantona ny andro ka
tsy misy ranonorana noho ny nano-
tan' ny olona taminao, ka mivavaka
manatrika ity fitoerana ity izy ka
manaiky ny anaranao sady miala
amy ny fahotany, satria ampahori-
nao, 36 dia mihainoa any an-danitra
Hianao, ka mamelà ny fahotan' ny
mpanomponao, dia ny Isiraely olonao,
satria atoronao azy ny làlana tsara
izay tokony halehany, ary manda-
tsaha ranonorana amy ny taninao,
izay nomenao ho lovan' ny olonao.
37 Raha misy mosary amy ny
tany, na areti-mandringana, na mai-
nan' ny rivotra ny vary, na maty
fotsy, na misy valala sy sompanga,
na misy fahavalo manao fahirano
azy ao amy ny taniny, dia ao amy
ny tanànany, na inona fahoriana, na
inona aretina, 38 izay vavaka rehetra
sy fifonana rehetra ataon' olona, na
ny Isiraely olonao rehetra, izay samy
mahalala ny fahorian' ny fony avy,
ka mamelatra ny tànany manatrika
ity trano ity izy,—39 dia mihainoa
any an-danitra fonenanao Hianao,
ka mamelà heloka, ary manaova, ka
omeo ny olonao araka ny alehany
rehetra, fa fantatrao ny fony (fa
Hianao dia Hianao irery hiany no
mahalala ny fon' ny zanak' olombe-
lona rehetra), 40 mba hatahorany
Anao amin' izay andro rehetra
hiainany etỳ amy ny tany nomenao
ny razanay.
41 Ary henoy koa ny vahiny izay
tsy isan' ny Isiraely olonao, fa tonga
avy any amy ny tany lavitra noho
ny amy ny anaranao izy 42 (fa ho
reny ny anaranao lehibe sy ny
tànanao mahery ary ny sandrinao
ahinjitra),—koa raha avy izy ka
mivavaka manatrika ity trano ity,
43 dia mihainoa any an-danitra
fonenanao Hianao, ka manaova
araka izay rehetra iantsoan' ny
vahiny Anao, mba ho fantatry ny
firenena rehetra ambonin' ny tany
ny anaranao, hatahorany Anao ta-
haka ny ataon' ny Isiraely olonao
hiany, ary mba ho fantany fa ny
anaranao no efa nantsoina tamin'
ity trano nataoko ity.
44 Raha mivoaka hiady amy ny
fahavalony ny olonao, na ho aiza na
ho aiza no hanirahanao azy, ka miva-
vaka aminy Jehovah manandrify ny
tanàna izay nofidinao sy ny trano
izay nataoko ho any ny anaranao
izy, 45 dia henoy any an-danitra ny
fivavany sy ny fifonany, ka omeo
rariny izy.
46 Raha manota aminao izy (fa
tsy misy olombelona tsy manota),
ka tezitra aminy Hianao ary mano-
lotra azy eo anoloan' ny fahavalony,
ka dia ho entin' ny mpamabo ho
babo any amy ny tanin' ny fahavalo
izy, na ho lavitra na ho akaiky, 47
ary mahatsiaro any amy ny tanin'
ireo namabo azy ireo izy, ka mibe-
baka sy mifona aminao any amy ny
tany izay nitondrany azy ho babo
ary manao hoe: Efa nanota izahay
sady efa nanao meloka sy efa nanao
ratsy, 48 ka dia miverina aminao
amy ny fony rehetra sy ny fanahiny
rehetra ao amy ny tanin' ny fahava-
lony izay namabo azy izy, ary miva-
vaka aminao manandrify ny taniny
izay nomenao ny razany sy ny tanà-
na izay nofidinao ary ny trano izay
nataoko ho any ny anaranao,—49
dia henoy any an-danitra fonenanao
ny fivavany sy ny fifonany, ka omeo
rariny izy; 50 eny, mamelà ny
heloky ny olonao izay nanota tami-

nao sy ny fahadisoany rehetra izay
nataony taminao, ary ataovy mahazo
famindrampo amin' izay mamabo
azy izy, dia ny hamindran' ireo fo
aminy; 51 fa olonao sy lovanao izy,
izay nentinao nivoaka avy tany
Egypta, dia avy tao amy ny memy
fandrendreham-by,—52 mba hihira-
tan' ny masonao amy ny fifonan' ny
mpanomponao sy ny fifonan' ny
Isiraely olonao hihaino azy amin'
izay rehetra iantsoany Anao. 53
Fa Hianao, Jehovah Tompo ô, no
nanavaka azy tamy ny firenena
rehetra ambonin' ny tany ho lova-
nao araka izay nampilazainao any
Mosesy mpanomponao tamy ny ni-
tondranao ny razanay nivoaka avy
tany Egypta.

54 Ary rehefa vita izany vavaka
sy fifonana rehetra nataony Solo-
mona taminy Jehovah izany, dia
nitsangana niala teo amy ny alitara-
ny Jehovah izay efa nandohalehan'
ny lohaliny sy efa namelarany ny
tànany ho amy ny lanitra izy.

55 Ary nitsangana izy ka nitso-
drano ny fiangonana, dia ny Isiraely
rehetra, tamy ny feo mahery hoe:
56 Isaorana anie Jehovah, Izay
nanome fitsaharana ho any ny Isira-
ely olony araka izay rehetra nola-
zainy; tsy misy latsaka na dia teny
iray aza tamin' izay teny soa rehetra
nampilazainy any Mosesy mpanom-
pony. 57 Jehovah Andriamanitsika
anie ho amintsika, tahaka ny tamy
ny razantsika; aoka tsy handao na
hahafoy antsika Izy, 58 mba ham-
panatoniny Azy ny fontsika hande-
hanantsika amy ny làlany rehetra
sy hitandremantsika ny làlany sy ny
didiny ary ny fitsipiny izay nandi-
diany ny razantsika. 59 Ary aoka
izany teny nifonako teto anatrehany
Jehovah izany ho ao aminy Jehovah
Andriamanitsika andro aman-alina,
mba hanomezany rariny ho ahy
mpanompony sy ny Isiraely olony
araka izay tandrifiny ho azy isan-
andro, 60 mba ho fantatry ny fire-
nena rehetra ambonin' ny tany fa
Jehovah no Andriamanitra, fa tsy
misy afa-tsy Izy. 61 Ary aoka ho
marina aminy Jehovah Andriamani-
tsika anie ny fonareo, handehana-
nareo amy ny didiny sy hitandre-
manareo ny lalàny, tahaka ny amin'
izao anio izao.

62 Ary ny mpanjaka sy ny Isira-
ely rehetra teo aminy dia namono
zavatra hatao fanatitra eo anatre-
hany Jehovah. 63 Ary Solomona
namono zavatra hatao fanati-piha-
vanana, izay nateriny ho any Jeho-
vah, dia omby roa arivo amby roa
alina sy ondry aman-osy roa alina
amby iray hetsy. Toy izany no
nitokanan' ny mpanjaka sy ny
Zanak' Isiraely rehetra ny tranony
Jehovah.

64 Ary androtrio hiany no nana-
masinan' ny mpanjaka ny afovoan'
ny kianja izay teo anoloan' ny tra-
nony Jehovah; fa teo no nanaterany
fanatitra odorana sy fanatitra hoha-
nina ary ny saboran' ny fanati-
pihavanana; fa kely loatra ny alitara
varahina izay teo anatrehany Jeho-
vah ka tsy omby ny fanatitra odora-
na sy ny fanatitra hohanina ary ny
saboran' ny fanati-pihavanana.

65 Ary tamin' izany andro izany
Solomona sy ny Isiraely rehetra teo
aminy, dia fiangonana lehibe hatrany
akaikiny Hamata ka hatramy ny
lohasahan-driaky Egypta, dia nitan-
drina ny andro firavoravoana teo ana-
trehany Jehovah Andriamanitsika
hafitoana indroa, dia efatra amby ny
folo andro. 66 Ary nony tamy ny
andro fahavalo dia nampodiny ny
olona, ary nisaotra andriana izy, dia
lasa nandeha ho any an-dainy avy,
sady faly no ravoravo ny fony noho
ny soa rehetra nataony Jehovah
taminy Davida mpanompony sy ny
Isiraely olony.

*Ny valin' ny vavaka nataony Solomona.*

IX. ARY rehefa vitany Solomona
ny nanaovany ny tranony
Jehovah sy ny lapan' ny mpanjaka

araka izay rehetra efa niriny hatao,
2 dia niseho taminy Solomona indray Jehovah tahaka ilay nisehoany taminy tao Gibeona.
3 Ary hoy Jehovah taminy: Efa reko ny vavakao sy ny fifonanao izay nataonao teo anatrehako; koa efa nohamasiniko ity trano nataonao ity mba hampitoerana ny anarako mandrakizay; ary ho amin' ity mandrakariva ny masoko sy ny foko.
4 Ary raha hianao handeha eo anatrehako tahaka ny nandehanany Davida rainao tamy ny fahitsian' ny fo sy ny fahamarinana ka hanao araka izay rehetra nandidiako anao ary hitandrina ny didiko sy ny fitsipiko,
5 dia hampitoeriko mandrakizay amy ny Isiraely ny seza fiandrianan' ny fanjakanao, araka ilay nolazaiko taminy Davida rainao hoe: Tsy ho diso zanakalahy amy ny seza fiandrianan' ny Isiraely hianao.
6 Fa raha miala amy ny fanarahana Ahy kosa hianareo na ny zanakareo ka tsy mitandrina ny lalàko sy ny didiko, izay nataoko teo anoloanareo, fa mandeha manompo andriamani-kafa sy miankohoka eo anatrehany,
7 dia hofongorako tsy ho amy ny tany izay nomeko azy ny Isiraely; ary ity trano izay nohamasiniko ho any ny anarako ity dia hofongorako tsy ho eo imasoko; ary ny Isiraely ho tonga ohabolana sy ambentinteny any amy ny firenena rehetra;
8 ary na dia avo aza ity trano ity, dia mbola hitalanjonan' izay rehetra mandalo izy sady hisitrisirany ka hanaovany hoe: Naninona re no dia nataony Jehovah toy izao ity tany sy ity trano ity?
9 Ary hisy hamaly hoe: Satria ny olona nahafoy any Jehovah Andriamaniny, Izay nitondra ny razany nivoaka avy tany amy ny tany Egypta, ary nikikitra tamin' andriamani-kafa sy niankohoka teo anatrehany ka nanompo azy, dia izany no nampidirany Jehovah izao loza rehetra izao taminy.

*Ny amy ny mpiasany Solomona sy ny zavatra nentiny nanao ny tempoly.*

10 ARY nony afaka ny roa-polo taona nanaovany Solomona ny trano roa, dia ny tranony Jehovah sy ny lapan' ny mpanjaka
11 (Hirama, mpanjakany Tyro, nanome any Solomona hazo sedera sy hazo kypreso ary volamena, araka izay rehetra niriny), dia nomeny Solomona tanàna roa-polo tany amy ny tany Galilia kosa Hirama.
12 Ary Hirama niala tany Tyro hizaha ny tanàna izay nomeny Solomona azy, ka tsy tiany ireny.
13 Dia hoy izy: Hatao inona ireo tanàna nomenao ahy ireo, ry rahalahiko? Ary ireny dia natao hoe tany Kabola mandraka andro any.
14 Ary Hirama nampanatitra talenta volamena roa-polo amby zato ho any ny mpanjaka.
15 Ary izao no toetry ny fanompoana nampanaoviny Solomona mpanjaka ny olona, tamy ny nanaovany ny tranony Jehovah sy ny lapan' andriana ary Milo[1] sy ny màndany Jerosalema sy Hazora sy Megido ary Gazera
16 (fa Farao, mpanjakany Egypta, efa niakatra, dia nahafaka any Gazera ka nandoro azy tamy ny afo; ary ny Kananita izay nitoetra tao an-tanàna dia novonoiny, ary ny tanàna dia nomeny ho haren-jazavavy ho any ny zananivavy, vadiny Solomona),
17 ary Solomona nanamboatra any Gazera sy Beti-horona ambany
18 sy Baleta sy Tadmora any an-efitra, amy ny tany *Hamata*,
19 ary ny tanàna fitehirizana rehetra izay nananany Solomona sy ny tanàna fitoeran' ny kalesy sy ny tanàna fitoeran' ny mpitaingin-tsoavaly sy izay tiany Solomona haorina tany Jerosalema sy tany Libanona ary tany amy ny

[1] *Heb.* fiarovana.

tany nanjakany rehetra. 20 Ary ny
olona sisa rehetra tamy ny Amorita
sy ny Hetita sy ny Perizita sy ny
Hivita ary ny Jebosita, izay tsy
isan' ny Zanak' Isiraely, 21 dia ny
taranany izay sisa nandimby azy teo
amy ny tany, izay tsy azon' ny
Isiraely naringana [1] avokoa, no nam-
panaoviny Solomona fanompoana
mandraka andro any.

22 Fa ny Zanak' Isiraely dia tsy
mba nampanaoviny Solomona izany;
fa izy kosa no miaramila sy mpa-
nompony sy komandy sy mpanafika
malaza sy komandin' ny kalesiny sy
ny mpitaingin-tsoavaliny. 23 Izao
no isan' ny mpifehy ny olona voa-
tendry izay nitandrina ny asany
Solomona: dimam-polo amby diman-
jato lahy no mpifehy ny mpiasa.

24 Ary rehefa niakatra avy any
an-Tanànany Davida ny zanakava-
viny Farao hankany amy ny tra-
nony izay nataony *Solomona* ho
azy, dia nanao any Milo [2] koa izy.

25 Ary intelo isan-taona no nana-
terany Solomona fanatitra odorana
sy fanati-pihavanana teo ambonin'
ny alitara izay naoriny ho any Jeho-
vah, sady nandoro ditin-kazo mani-
tra teo ambonin' ny alitara teo ana-
trehany Jehovah izy. Ka toy izany
no nahavitany ny trano.

26 Ary Solomona mpanjaka na-
nao sambo tao Ezion-gebera, izay ao
anilany Elota, ao amoron' ny Rano-
masina Mena, amy ny tany Edoma.
27 Ary Hirama nampandeha ny
vahoakany tamy ny sambo, dia
matilô izay nahay ranomasina, hia-
raka amy ny vahoakany Solomona.
28 Ary nankany Ofira ireo, dia naka
talenta volamena roa-polo amby efa-
jato, ka nentiny tany aminy Solo-
mona mpanjaka izany.

*Ny namangian' ny mpanjakavaviny Sheba any Solomona.*

X. ARY ny mpanjakavaviny She-
ba, rehefa nahare ny lazany
Solomona ny amy ny anarany Je-
hovah, dia avy hizaha toetra azy
amy ny fanontaniana sarotra, 2 ka
tonga tany Jerosalema izy mbamy
ny mpanaraka maro be sy ny ra-
meva izay nitondra zava-manitra sy
volamena sesehena ary vato soa;
ary rehefa tonga tany aminy Solo-
mona izy, dia nilaza taminy izay re-
hetra tao am-pony. 3 Ary voava-
liny Solomona izy tamin' izay re-
hetra nanontaniany azy; tsy nisy
zavatra niafina tamy ny mpanjaka,
ka dia nambarany azy avokoa.

4 Ary rehefa hitan' ilay mpanja-
kavaviny Sheba ny fahendreny Solo-
mona rehetra sy ny trano izay na-
taony 5 sy ny fihinany teo amy ny
latabany sy ny fipetrahan' ny tan-
dapany sy ny fitoeran' ny mpanom-
pony mbamy ny fitafian' ireo sy ny
mpitondra kapoakany ary ny amba-
ratonga izay niakarany ho ao [3] an-
tranony Jehovah, dia talanjona terỳ
izy. 6 Ka hoy izy tamy ny mpan-
jaka: Marina ny teny efa reko tany
amy ny taniko ny amy ny teninao
sy ny fahendrenao. 7 Kanefa tsy
nino ny filazana aho, raha tsy tonga
atỳ, ka ny masoko no mahita, kanjo
hay! na dia ny antsasany aza tsy
voalaza tamiko akory; fa, indro, ny
fahendrenao sy ny voninahitrao dia
mihoatra lavitra noho izay laza efa
reko. 8 Sambatra lahy ny olonao,
ary sambatra ireto tandapanao ireto,
izay mijanona eto anatrehanao man-
drakariva ka mandre ny fahendre-
nao! 9 Isaorana anie Jehovah An-
driamanitrao, Izay tia anao ka
nametraka anao amy ny seza fian-
drianan' ny Isiraely; fa noho ny
fitiavany Jehovah, izay itiavany ny
Isiraely mandrakizay, no nanaovany

[1] *Heb.* natao herema. [2] *Heb.* fiarovana.
[3] *Na:* ny fanatitra odorany izay nateriny tao.

anao ho mpanjaka mba hanao fitsa-
rana sy fahamarinana.
10 Ary izy nanome talenta vola-
mena roa-polo amby zato sy zava-
manitra sesehena ary vato soa ho
any ny mpanjaka; tsy nisy intsony
zava-manitra be indrindra tonga
tahaka ilay nomen' ny mpanjaka-
vaviny Sheba ho any Solomona
mpanjaka.
11 Ary ny sambony Hirama koa,
izay naka volamena avy any Ofira,
dia nitondra hazo almoga be indrin-
dra sy vato soa avy any Ofira. 12
Ary ny hazo almoga dia nataon' ny
mpanjaka arofanina tamy ny tra-
nony Jehovah sy ny lapan' andriana
ary nataony lokanga sy valiha ho
any ny mpihira kosa; tsy nisy hazo
almoga tonga tany na hita toy izany
intsony mandraka andro any.
13 Ary Solomona mpanjaka na-
nome ny mpanjakavaviny Sheba
kosa izay rehetra niriny, na inona
na inona nangatahiny, afa-tsy izay
nomeny azy araka ny fanomeny
Solomona mpanjaka; ka dia nive-
rina izy, ary lasa nody tany amy ny
taniny izy mbamy ny mpanompony.

*Ny varotra nataony Solomona mbamy ny hareny sy ny voninahiny.*

14 ARY ny lanjan' ny volamena
izay tonga tao aminy Solo-
mona isan-taona dia talenta vola-
mena enina amby enim-polo amby
enin-jato, 15 afa-tsy izay azony tamy
ny mpandranto sy ny tamy ny varo-
try ny mpivarotra ary tamy ny
mpanjakan' ny firenena samihafa
rehetra sy tamy ny mpanapaka ny
tany.
16 Ary Solomona mpanjaka na-
nao ampinga volamena lehibe roan-
jato tamy ny volamena voafisaka,
ka takela-bolamena sekely enin-jato
no napetaka tamy ny ampinga le-
hibe iray. 17 Ary nanao ampinga
volamena telon-jato koa izy tamy ny
volamena voafisaka, ka takela-bola-
mena telo mane no napetaka tamy
ny ampinga iray. Dia napetraky
ny mpanjaka tao amy ny trano
Alany Libanona ireo.
18 Ary ny mpanjaka dia nanao
seza fiandrianana ivory lehibe, ka
nopetahany takela-bolamena tsara
indrindra. 19 Nisy ambaratonga
enina tamy ny seza fiandrianana;
ary ny lohan' ny seza fiandrianana,
dia boribory ny eo an-damosiny;
ary nisy fitehenan-tànana teo an-
daniny roa amy ny fipetrahana; ary
nisy sarin-diona roa teo an-danin'
ny fitehenan-tànana. 20 Ary nisy
sarin-diona roa amby ny folo teo
an-daniny roa teo amy ny ambara-
tonga enina. Tsy nisy natao tahaka
izany tany amy ny fanjakana re-
hetra.
21 Ary ny fisotroany Solomona
mpanjaka dia volamena, ary ny
fanaka rehetra tao amy ny trano
Alany Libanona koa dia volamena
tsara avokoa; tsy nisy volafotsy
ireo; fa nataony toy ny tsinontsi-
nona izany tamy ny androny Solo-
mona. 22 Fa ny mpanjaka nanana
sambony Tarsisy mbamy ny sam-
bony Hirama teny ambonin' ny
ranomasina; ary indray mandeha
amy ny telo taona no nihavian' ny
sambony Tarsisy nitondra volamena
sy volafotsy sy ivory sy rajako ary
vorombola.[1]
23 Ary Solomona mpanjaka dia
nanan-karena sady hendry noho ny
mpanjaka rehetra ambonin' ny tany.
24 Ary ny tany rehetra nitady
hahita ny tavany Solomona mba
hihaino ny fahendrena izay nataon'
Andriamanitra tao am-pony. 25
Ary izy rehetra dia samy nahatonga
ny anjarany avy isan-taona, dia
fanaka volafotsy sy fanaka vola-
mena sy fitafiana sy fiadiana sy
zava-manitra sy soavaly ary am-
pondra.
26 Ary Solomona nanangona
kalesy sy mpitaingin-tsoavaly; ary

[1] pavo.

nanana kalesy efa-jato amby arivo
izy sy mpitaingin-tsoavaly roa arivo
amby iray alina, izay nataony tao
amin' ireo tanàna fitoeran' ny kalesy
sy tao amy ny mpanjaka tany
Jerosalema.
27 Ary nataon' ny mpanjaka
tahaka ny vato ny habetsaky ny
volafotsy tany Jerosalema, ary ny
hazo sedera nataony toy ny aviavy
eny amy ny tany lemaka amoron-
tsiraka.[1]
28 Ary avy tany Egypta no na-
hazoany Solomona soavaly; ary ny
iray toko tamy ny mpandranton' ny
mpanjaka dia naka ny andiany iray
araka izay vidiny voatendry. 29
Ary ny vidin' ny kalesy iray nen-
tiny niakatra avy tany Egypta dia
sekely volafotsy enin-jato, ary ny
soavaly dia dimam-polo amby zato
avy; ary toy izany kosa no niton-
drany ho any ny mpanjakan' ny
Hetita sy ny mpanjakan' ny Syriana.

*Ny niviliany Solomona nampirafy maro, sy ny nanompoany sampy, ary ny namalian' Andriamanitra azy.*

XI. FA Solomona mpanjaka tia
vehivavy maro hafa fire-
nena, fa tsy ilay zanakavaviny
Farao hiany, dia vehivavy Moabita
sy Amonita sy Edomita sy Sidoniana
ary Hetita, 2 dia vehivavy avy amy
ny firenena izay nolazainy Jehovah
tamy ny Zanak' Isiraely hoe: Tsy
hanambady azy hianareo, ary izy tsy
hanambady anareo, fa hampivily ny
fonareo hanaraka ny andriamaniny
tokoa izy; kanjo tamin' ireo no
niraiketan' ny fitiavany Solomona.
3 Ary dia nanana vady andriam-
bavy fiton-jato sy vaditsindrano
telon-jato izy, ka nampivily ny fony
ireo vadiny ireo.
4 Fa nony efa antitra Solomona,
dia navilin' ny vadiny ny fony hana-
raka andriamani-kafa, ka ny fony
tsy mba nahitsy taminy Jehovah
Andriamaniny tahaka ny fony Da-
vida rainy. 5 Fa Solomona nana-
raka any Astarta, andriamani-bavin'
ny Sidoniana, sy Milkoma, fahaveta-
vetan' ny Amonita. 6 Ary Solo-
mona nanao izay ratsy eo imasony
Jehovah, ka tsy mba tanteraka tamy
ny fanarahana Azy tahaka any
Davida rainy. 7 Ary tamin' izany
Solomona dia nanao fitoerana avo ho
any Kemosy, fahavetavetany Moaba,
teo amy ny havoana tandrifiny
Jerosalema, ary ho any Moloka,
fahavetavetan' ny taranaky Amona.
8 Ary toy izany koa no nataony ho
an' izay vadiny hafa firenena rehe-
tra izay nandoro ditin-kazo manitra
sy namono zavatra hatao fanatitra
ho any ny andriamaniny.
9 Ary Jehovah tezitra taminy
Solomona noho ny nivilian' ny fony
niala taminy Jehovah, Andriamani-
try ny Isiraely, Izay efa niseho
taminy indroa 10 sady efa nandidy
azy ny amin' izany zavatra izany
tsy hanaraka andriamani-kafa; nefa
tsy nitandrina izay nandidiany Je-
hovah izy. 11 Ka dia hoy Jehovah
taminy Solomona: Satria efa tonga
ao am-ponao izao, ka tsy notandre-
manao ny fanekeko sy ny didiko
izay nandidiako anao, dia henda-
hako ho afaka aminao tokoa ny fan-
jakana ka homeko ny mpanomponao.
12 Kanefa kosa tsy hataoko amy
ny andronao izany noho ny aminy
Davida rainao; fa rehefa mby amy
ny zanakao vao hendahako aminy.
13 Nefa tsy dia hendahako avokoa
ny fanjakana rehetra, fa mba homeko
firenena iray hiany ny zanakao noho
ny aminy Davida mpanompoko sy
Jerosalema izay nofidiko.
14 Ary Jehovah nanangana faha-
valo hanohitra any Solomona, dia
Hadada Edomita, tamingan' ny
mpanjakany Edoma. 15 Fa rehefa
nanafika any Edoma Davida, ary
Joaba, komandin' ny miaramila,
niakatra handevina ny maty ary efa

[1] *Heb.* Sefela.

namono ny lehilahy rehetra tany 16
(fa enim-bolana no nitoerany Joaba
sy ny Isiraely rehetra tany Edoma
mandra-pandringany ny lehilahy
rehetra tany), 17 dia nandositra
Hadada sy ny Edomita sasany mpa-
nompon-drainy izay nanaraka azy
ka nankany Egypta; fa mbola zaza-
lahy kely Hadada tamin' izay. 18
Ary niainga niala tany Midiana
ireo ka tonga tany Parana; dia
naka olona avy tany Parana homba
azy izy ka nankany Egypta ho any
aminy Farao, mpanjakany Egypta,
izay nanome azy trano sy tany sady
nilaza hanome hanina azy koa. 19
Ary Hadada nahita fitia fatratra
teo imasony Farao, ka dia ny raha-
vaviny Tapanesa, vadin' ny mpan-
jaka, no nomeny ho vadiny. 20
Ary ny rahavaviny Tapanesa nite-
raka zazalahy taminy Hadada, dia
Genobata, izay notazany Tapanesa
tao an-tranony Farao; ary Geno-
bata niara-nitoetra tamy ny zana-
kalahiny Farao tao an-dapa. 21
Ary rehefa reny Hadada tany
Egypta fa Davida lasa nodi-mandry
any amy ny razany, sady maty koa
Joaba, komandin' ny miaramila, dia
hoy izy taminy Farao: Alefaso aho
hody any amy ny tanin-drazako.
22 Fa hoy Farao taminy: Fa inona
moa no zavatra mahory anao aty
amiko, no dia mitady hody any amy
ny tanin-drazanao indray hianao?
Ary hoy ny navaliny: Tsy misy
mahory ahy tsy akory; nefa alefaso
hiany aho.

23 Ary Andriamanitra nanangana
fahavalo koa hanohitra any Solo-
mona, dia Rezona, zanaky Eliada,
izay efa nandositra any Hadadezera
tompony, mpanjakany Zoba. 24
Dia namory olona maro ho ao aminy
izy ka tonga kapiteniny tamy ny
namonoany Davida ny olona *tany
Zoba;* ary nankany Damaskosy izy
sy ny namany ka nitoetra sy nan-
jaka tao. 25 Ary izy koa dia faha-
valon' ny Isiraely tamy ny androny
Solomona rehetra ka nanampy ny
ratsy izay nataony Hadada; eny,
nankahala ny Isiraely izy ary nan-
jaka tany Syria.

26 Ary Jeroboama, zanaky Ne-
bata, Efraimita avy any Zareda,
mpanompony Solomona (Zeroa no
anaran-dreniny, vehivavy mpiton-
dratena), dia nanainga tànana hiko-
my tamy ny mpanjaka. 27 Ary
izao no fototry ny nanaingany
tànana hikomy tamy ny mpanjaka:
Solomona nanorina any Milo [1] ary
nanampina ny lohasaha tao an-
Tanànany Davida rainy; 28 ary
Jeroboama dia lehilahy mahay; koa
nony hitany Solomona fa zatovo
mahavita raharaha izy, dia nataony
mpifehy ny taranaky Josefa tamy
ny fanompoany rehetra.

29 Ary tamin' izany andro izany,
raha nivoaka avy tany Jerosalema
Jeroboama, dia nahita azy teny an-
dàlana Ahia Silonita mpaminany;
ary Ahia nitafy lamba vaovao, ary
izy roa lahy hiany no tany an-tsaha.
30 Dia noraisiny Ahia ny lamba
vaovao izay notafiny, ka notriatria-
riny ho roa amby ny folo. 31 Ary
hoy izy taminy Jeroboama: Raiso
ho anao ny tapatapany folo; fa izao
no lazainy Jehovah, Andriamanitry
ny Isiraely: Indro, Izaho efa hanen-
daka ny fanjakana ho afaka amy
ny tànany Solomona, ary homeko
anao ny firenena folo 32 (nefa ny
firenena iray dia mbola havela ho
azy hiany noho ny aminy Davida
mpanompoko sy Jerosalema, tanàna
izay nofidiko tamy ny fireneny
Isiraely), 33 satria efa nahafoy Ahy
izy ka niankohoka teo anatrehany
Astarta, andriamani-bavin' ny Sido-
niana, sy Kemosy, andriamanitry
Moaba, ary Milkoma, andriamanitry
ny taranaky Amona, fa tsy nandeha
tamy ny làlako hanao izay mahitsy
eo imasoko sy hitandrina ny didiko
sy ny fitsipiko tahaka any Davida

[1] *Heb.* fiarovana.

rainy izy. 34 Nefa tsy hesoriko
eo an-tànany avokoa ny fanjakana
rehetra; fa hampitoeriko ho mpan-
jaka hiany izy amy ny andro rehetra
hiainany noho ny aminy Davida
mpanompoko izay nofidiko, satria
izy nitandrina ny lalàko sy ny
didiko; 35 fa hesoriko eo an-tànan'
ny zanany kosa ny fanjakana ka
homeko anao, nefa ny firenena folo
hiany. 36 Fa ny firenena iray no
homeko ny zanany, mba hisy fanilo
ho any Davida mpanompoko eo
anatrehako mandrakariva any Jero-
salema, tanàna izay nofidiko ho Ahy
hametrahana ny anarako. 37 Ary
hianao no halaiko, ka hanjaka amin'
izay rehetra irin' ny fanahinao ary
ho mpanjaka amy ny Isiraely. 38
Ary raha mihaino izay rehetra an-
didiako anao hianao ka mandeha
amy ny làlako ary manao izay ma-
hitsy eo imasoko ka mitandrina ny
didiko sy ny lalàko tahaka izay na-
taony Davida mpanompoko, dia ho
aminao Aho ka hampaharitra ny
taranakao,[1] tahaka izay nataoko ho
any Davida, ary homeko anao ny
Isiraely. 39 Ary hampietry ny
taranaky Davida kosa Aho noho
izany, nefa tsy ho mandrakizay.

40 Ary Solomona nitady hamono
any Jeroboama. Fa Jeroboama
niainga, dia nandositra nankany
Egypta ho any aminy Sisaka, mpan-
jakany Egypta, ka nitoetra tany
mandra-pahafatiny Solomona.

41 Ary ny tantarany Solomona
sisa mbamin' izay rehetra nataony
ary ny fahendreny, tsy voasoratra
ao amy ny bokin' ny tantarany
Solomona va izany? 42 Ary ny
andro nanjakany Solomona tamy ny
Isiraely rehetra tany Jerosalema dia
efa-polo taona. 43 Ary Solomona
lasa nodi-mandry any amy ny raza-
ny, dia nalevina tao an-Tanànany
Davida rainy izy; ary Rehoboama
zanany no nanjaka nandimby azy.

*Ny niodinan' ny firenena folo, sy ny niandohan' ny fanjakany Isiraely.*

XII. ARY Rehoboama nankany
Sekema, fa tany no efa
nalehan' ny Isiraely rehetra ham-
panjaka azy.

2 Koa raha nandre izany Jero-
boama, zanaky Nebata (fa izy mbola
tany Egypta, izay nalehany tamin'
izy nandositra niala teo anatrehany
Solomona mpanjaka; 3 ka dia nani-
raka naka azy ny olona),—dia tonga
izy sy ny fiangonana, dia ny Isiraely
rehetra, ka niteny tamin-dRehoboa-
ma hoe: 4 Rainao dia nampitondra
zioga mavesatra anay; fa inty kosa
mby aminao ka mba hamaivano ny
fanompoana mafy tamin-drainao sy
ny zioga mavesatra izay nataony
taminay, dia hanompo anao izahay.
5 Fa hoy kosa izy taminy: Mande-
hana aloha, ka raha afaka hateloana,
dia mankanesa atỳ amiko indray.
Dia lasa ny olona.

6 Ary Rehoboama mpanjaka
naka hevitra tamy ny zoki-olona
izay nitoetra teo anatrehany Solo-
mona rainy fony fahavelony ka
nanao hoe: Ahoana no hevitra
omenareo havaly ny vahoaka? 7
Dia hoy ireo taminy: Raha mety
ho mpanompon' ny vahoaka hianao
izao ka hanompo azy sy hanao teny
mora aminy, dia ho mpanomponao
mandrakizay izy.

8 Nefa nolavin-dRehoboama ny
hevitra nomen' ireo zoki-olona azy,
dia naka hevitra tamy ny tovolahy
izay indray nihira taminy sady efa
nitoetra teo anatrehany izy 9 ka
nanao taminy hoe: Ahoana kosa
no mba hevitra omenareo havalin-
tsika ny vahoaka izay efa niteny
tamiko hoe: Hamaivano ny zioga
izay nataon-drainao taminay. 10
Ary ireo tovolahy indray nihira
taminy nanao taminy hoe: Izao no
lazao amy ny vahoaka izay niteny
taminao hoe: Rainao nampitondra

[1] *Heb.* hanao trano maharitra ho anao.

zioga mavesatra anay; fa inty kosa
mby aminao ka mba hamaivano
aminay izany,—izao no lazao aminy:
Ny ankihikeliko dia lehibe noho ny
valahan' ny raiko; 11 koa raha
nampitondra zioga mavesatra anareo
ny raiko, izaho kosa dia mainka
hanampy ny zioga ho entinareo;
kotopia no namaizan' ny raiko
anareo, fa maingoka fikapohana
kosa no hamaizako anareo.

12 Ary Jeroboama sy ny vahoaka
rehetra nankany amin-dRehoboama
tamy ny andro fahatelo, araka ilay
nolazain' ny mpanjaka hoe: Mankanesa
atỳ amiko indray amy ny
andro fahatelo. 13 Ary ny mpanjaka
nanao teny mafy tamy ny
olona, fa nandà ny saina nomen'
ireo zoki-olona azy izy 14 ka niteny
taminy araka ny hevitra nomen'
ireo tovolahy hoe: Ny raiko dia
nampitondra zioga mavesatra anareo,
fa izaho kosa mainka hanampy
ny zioga ho entinareo; kotopia no
namaizan' ny raiko anareo, fa maingoka
fikapohana kosa no hamaizako
anareo.

15 Koa dia tsy nihaino ny olona
ny mpanjaka; fa avy taminy Jehovah
izany zavatra izany hahatanteraka
ny teniny izay nampilazainy
any Ahia Silonita taminy Jeroboama,
zanaky Nebata.

16 Ary nony hitan' ny Isiraely
rehetra fa tsy nihaino azy ny
mpanjaka, dia namaly ny mpanjaka
ny vahoaka ka nanao hoe: Inona
moa no anjaranay aminy Davida?
Tsy manana lova amy ny zanaky
Jese izahay; samia mody any an-dainy
avy, ry Isiraely e; ankehitriny
tandremo ny taranakao, ry
Davida ô. Dia samy nody ho any
an-dainy avy ny Isiraely. 17 Fa
ny Zanak' Isiraely izay nonina tany
an-tanànan' ny Joda hiany no nanjakan-dRehoboama.

18 Ary dia naniraka any Adorama,
komandin' ny mpanao fanompoana,
Rehoboama mpanjaka, nefa
ny Isiraely rehetra nitora-bato azy,
ka maty izy. Dia niezaka faingana
nankeo amy ny kalesiny Rehoboama
mpanjaka handositra ho any Jerosalema.
19 Ka dia niodina tamy
ny taranaky Davida ny Isiraely
mandraka andro any.

20 Ary rehefa ren' ny Isiraely
rehetra fa efa tafaverina indray
Jeroboama, dia naniraka naka azy
ho ao amy ny fivoriana izy ka nampanjaka
azy tamy ny Isiraely rehetra;
dia tsy nisy nanaraka ny
taranaky Davida afa-tsy ny fireneny
Joda hiany.

21 Ary nony tonga tany Jerosalema
Rehoboama, dia novoriny ny
taranaky Joda rehetra mbamy ny
fireneny Benjamina, dia miaramila
valo alina amby iray hetsy voafantina,
hiady amy ny taranaky Isiraely
hampody ny fanjakana indray
ho an-dRehoboama, zanaky Solomona.
22 Kanjo tonga taminy
Semaia, lehilahin' Andriamanitra,
kosa ny tenin' Andriamanitra nanao
hoe: 23 Mitenena amin-dRehoboama,
zanaky Solomona, mpanjakan'
ny Joda, sy amy ny taranaky Joda
sy Benjamina rehetra ary amy ny
vahoaka sisa hoe: 24 Izao no lazainy
Jehovah: Aza mandeha hiady
amy ny Zanak' Isiraely rahalahinareo;
fa samia mody any an-tranony
avy hianareo; fa avy amiko izao
zavatra izao. Dia nihaino ny teniny
Jehovah ny olona, ka dia samy
lasa nody araka ny teniny Jehovah.

*Ny nanaovany Jeroboama ireo sarin' ombilahy kely volamena tao Betela sy Dana.*

25 ARY Jeroboama dia nanamboatra
any Sekema any
amy ny tany havoany Efraima ka
nonina tao; ary raha avy tao izy,
dia nanamboatra any Penoela koa.

26 Ary Jeroboama nanao anakampo
hoe: Izao ny fanjakana dia
hody amy ny taranaky Davida
hiany; 27 fa raha miakatra hamono
zavatra hatao fanatitra ao
amy ny tranony Jehovah any Jero-

salema ny vahoaka, dia hody amy
ny tompony indray ny fony, dia
amin-dRehoboama, mpanjakan' ny
Joda, ary dia hamono ahy izy ka
hiverina any amin-dRehoboama,
mpanjakan' ny Joda, indray. 28
Dia nihevitra ny mpanjaka ka
nanao ombilahy kely volamena roa;
ary hoy izy tamy ny olona: Aoka
izay ny fiakaranareo any Jerosa-
lema! Ry Isiraely ô, indreo ny
andriamanitrao, izay nitondra anao
nivoaka avy tany amy ny tany
Egypta. 29 Ary ny anankiray dia
napetrany tao Betela, fa ny anan-
kiray kosa dia tao Dana. 30 Ary
izany zavatra izany dia tonga faho-
tana; fa ny olona dia nandeha
*hivavaka* teo anatrehan' ny anan-
kiray amin' ireo hatrany Dana. 31
Ary nanao trano teny amy ny fitoe-
rana avo izy sady nanendry olona
hafa ho mpisorona, izay tsy isan'
ny taranaky Levy.

32 Ary Jeroboama nanendry
andro firavoravoana tamy ny andro
fahadimy amby ny folo amy ny
volana fahavalo, tahaka ny andro
firavoravoana tamy ny Joda hiany,
ka nanatitra fanatitra teo ambonin'
ny alitara izy. Toy izany no natao-
ny tao Betela, fa namono zavatra
hatao fanatitra ho an' ireo ombilahy
kely izay nataony izy; ary nampi-
toeriny tao Betela ireo mpisorona
amy ny fitoerana avo izay noten-
dreny. 33 Ary nanatitra fanatitra
teo ambonin' ny alitara izay nataony
tao Betela izy tamy ny andro faha-
dimy amby ny folo amy ny volana
fahavalo, volana izay notendreny
araka ny sitrapony hiany; ary
nanao andro firavoravoana ho any
ny Zanak' Isiraely izy sady nanati-
tra fanatitra teo ambonin' ny alitara
sy nandoro ditin-kazo manitra.

*Ny nanirahan' Andriamanitra ilay mpaminany hananatra any Jeroboama noho ny nanaovany ireo sarin' ombilahy kely ireo, sy ny nanjo azy.*

XIII. ARY, indro, nisy lehila-
hin' Andriamanitra avy
tany Joda tonga tany Betela noho
ny teniny Jehovah, raha mbola
nitsangana teo anilan' ny alitara
handoro ditin-kazo manitra Jero-
boama. 2 Ary ilay lehilahin' An-
driamanitra niantso ny alitara araka
ny teniny Jehovah ka nanao hoe:
Ry alitara ô, ry alitara ô! izao no
lazainy Jehovah: Indro, hisy zaza
hateraka ho any ny taranaky Da-
vida, Josia no ho anarany; ary
hovonoiny ka hateriny eo amboninao
ny mpisorona amy ny fitoerana avo
izay mandoro ditin-kazo manitra eo
amboninao, ary taolan' olona no
hodorana eo amboninao. 3 Ary
naneho fahagagana androtrizay izy
nanao hoe: Izao no fahagagana
izay nolazainy Jehovah: Indro,
hitresaka ny alitara, ka hikoro-
tsaka ny lavenona izay eo am-
boniny.

4 Ary nony reny Jeroboama
mpanjaka ny tenin' ny lehilahin'
Andriamanitra izay niantso ny ali-
tara tao Betela, dia naninjitra ny
tànany niala tamy ny alitara izy
ka nanao hoe: Hazòny ilehio. Dia
maty[1] iny tànany nahinjiny nanon-
dro azy iny ka tsy azony noketra-
hina intsony. 5 Dia nitresaka koa
ny alitara, ka nikorotsaka ny lave-
nona teo amboniny araka ny faha-
gagana izay nasehon' ilay lehilahin'
Andriamanitra noho ny teniny Je-
hovah.

6 Ary ny mpanjaka namaly ilay
lehilahin' Andriamanitra nanao hoe:
Mba ifony aminy Jehovah Andria-
manitrao aho, ka mivavaha ho ahy,
mba ho azoko ketrahina indray ny
tànako. Ary ilay lehilahin' Andria-

[1] *Heb.* maina.

manitra dia nifona taminy Jehovah,
ka dia azon' ny mpanjaka noketra-
hina indray ny tànany ka tonga
tahaka ny teo.
7 Ary hoy ny mpanjaka tamin'
ilay lehilahin' Andriamanitra: An-
deha hiaraka amiko ho any an-trano
hianao mba hanao ody am-bavafo
kely, sady homeko zavatra hianao.
8 Fa hoy ilay lehilahin' Andria-
manitra tamy ny mpanjaka: Na
dia homenao ahy aza ny antsasaky
ny ao an-tranonao, tsy hiditra any
an-tranonao na hihinan-kanina na
hisotro rano atỳ aho; 9 fa izao no
teniny Jehovah nandrara ahy: Aza
mihinan-kanina, na misotro rano,
na miverina amin' izay làlana efa
nalehanao. 10 Dia nandeha tamy
ny làlana hafa izy, fa tsy niverina
tamin' ilay nalehany ho any Betela.
11 Fa nisy mpaminany antitra
anankiray tao Betela; ary tonga
ny zanany ka nilaza taminy izay
rehetra nataon' ilay lehilahin' An-
driamanitra androtriny tao Betela;
ary nolazain' ireo tamin-drainy koa
ny teny izay nolazain-dralehilahy
tamy ny mpanjaka. 12 Ary hoy
rainy taminy: Aiza no làlana nale-
hany? Fa ny zanany efa nahita ny
làlana nalehan' ilay lehilahin' An-
driamanitra izay tonga avy tany
Joda. 13 Ary hoy izy tamy ny
zanany: Asio lasely ny boriky
hitaingenako. Dia nasiany lasely
ny boriky hitaingenany, ka dia
nitaingenany. 14 Ary dia nana-
raka ilay lehilahin' Andriamanitra
izy ka nahita azy nipetraka teo
ambanin' ny hazo terebinta; ka
hoy izy taminy: Hianao moa ilay
lehilahin' Andriamanitra avy tany
Joda? Ary hoy izy: Eny, izaho
no izy. 15 Dia hoy izy taminy:
Andeha hiaraka amiko ho any an-
tranoko mba hihinan-kanina. 16
Fa hoy kosa izy: Tsy mahazo mive-
rina hiaraka aminao aho na hiditra
any an-tranonao, ary tsy hihinan-
kanina na hisotro rano aminao atỳ
aho, 17 satria tonga tamiko ny
teniny Jehovah hoe: Aza mihinan-
kanina, na misotro rano any, ary
aza miverina amy ny làlana efa
nalehanao. 18 Fa hoy kosa izy
taminy: Izaho koa mba mpaminany
tahaka anao hiany; ary nisy anjely
nilaza tamiko araka ny teniny Je-
hovah nanao hoe: Ento miverina
hiaraka aminao ho any an-tranonao
izy hihinan-kanina sy hisotro rano.
Kanjo laingany izany. 19 Dia
niverina niaraka taminy izy ka
nihinan-kanina sy nisotro rano tao
an-tranony.
20 Ary raha mbola nipetraka teo
amy ny latabatra izy roa lahy, dia
tonga tamin' ilay mpaminany niton-
dra azy niverina ny teniny Jehovah;
21 ary izy niteny mafy tamin' ilay
lehilahin' Andriamanitra avy tany
Joda hoe: Izao no lazainy Jehovah:
Satria nandà ny teniny Jehovah
hianao ka tsy nitandrina ny didy
izay nandidiany Jehovah Andria-
manitrao anao, 22 fa niverina nihi-
nan-kanina sy nisotro rano tany amy
ny tany izay nandrarany Jehovah
anao hoe: Aza mihinan-kanina na
misotro rano,—dia tsy ho tonga any
am-pasan-drazanao ny fatinao.
23 Ary rehefa avy nihinana sy
nisotro izy, dia nasiany lasely ny
boriky hitaingenan' ilay mpaminany
naveriny. 24 Ary nony nandeha
izy, dia nisy liona nifanena taminy
teny an-dàlana ka nahafaty azy;
ary ny fatiny dia niampatra teo an-
dàlana, ary ny boriky nijanona teo
anilany, ary ny liona koa nijanona
teo anilan' ny faty. 25 Ary, indreo,
nisy olona nandalo ka nahita ny
faty niampatra teo an-dàlana sy ny
liona nijanona teo anilan' ny faty,
dia lasa nandeha ireo ka nilaza izany
tany an-tanàna izay nitoeran' ilay
mpaminany antitra.
26 Ary nony nandre izany ilay
mpaminany izay namerina azy tany
an-dàlana, dia hoy izy: Ilay lehi-
lahin' Andriamanitra nandà ny
teniny Jehovah izay; fa natolotry
Jehovah ny liona izy ka noviravi-

rainy sy novonoiny araka ny teniny
Jehovah, izay efa nolazainy taminy.
27 Ary izy niteny tamy ny zanani-
lahy hoe: Asio lasely ny boriky
hitaingenako. Dia nasiany lasely
izy. 28 Ary nony nandeha izy, dia
nahita ny fatin-dralehilahy niam-
patra teo an-dàlana, ary ny boriky
sy ny liona samy nijanona teo ani-
lan' ny faty; nefa ny liona tsy
nihinana ny faty na namiravira ny
boriky. 29 Ary nobetain' ilay
mpaminany ny fatin' ilay lehilahin'
Andriamanitra ka nasampiny tamy
ny boriky, dia nentiny niverina;
ary tonga tao an-tanàna ilay mpa-
minany antitra mba hisaona sy han-
devina azy. 30 Ary ny fatin-drale-
hilahy naleviny tao am-pasany, dia
nitomanian' ny olona hoe: Indrisy,
ry rahalahiko!
31 Ary rehefa voaleviny ralehi-
lahy, dia hoy izy tamy ny zanany:
Rehefa maty aho, dia mba aleveno
ao amy ny fasana izay ilevenan' ilay
lehilahin' Andriamanitra, ka ataovy
eo anilan' ny taolany ny taolako;
32 fa tsy maintsy ho tanteraka ilay
teny nantsoiny noho ny teniny Jeho-
vah nilaza ny loza ho tonga amy
ny alitara ao Betela sy amy ny trano
rehetra eny amy ny fitoerana avo
izay any an-tanànany Samaria.
33 Rehefa afaka izany, Jero-
boama dia tsy mbola niala tamy ny
làlan-dratsiny hiany, fa mbola naka
tamy ny ankabiazam-bahoaka ho
mpisorona amy ny fitoerana avo;
koa na iza na iza tia izany dia nato-
kany,[1] mba ho tonga mpisorona amy
ny fitoerana avo. 34 Ary dia tonga
fahotan' ny taranaky Jeroboama
izany ka namongorana sy nandrin-
ganana azy tsy ho eo ambonin' ny
tany.

*Ny nanjakany Jeroboama tamy ny Isiraely.*

XIV. TAMIN' izany andro izany
dia narary Abia, zanaky
Jeroboama. 2 Ary hoy Jeroboama
tamy ny vadiny: Masìna hianao,
mitsangàna, ka miovà endrika, mba
tsy ho fantatr' olona ho vadiny Jero-
boama hianao; dia mankanesa any
Silo; fa, indro, ao Ahia mpaminany,
ilay nilaza tamiko fa ho mpanjakan'
ity firenena ity aho. 3 Koa miton-
drà mofo folo sy mofo madinika ary
tantely iray tavoara, ka mankanesa
any aminy; fa izy hanambara ami-
nao izay ho toetry ny zaza.
4 Dia nanao araka izany ny va-
diny Jeroboama ka niainga nankany
Silo izy, dia nankao an-tranony
Ahia. Ary Ahia tsy nahita, fa efa
pahina ny masony noho ny fahan-
terany. 5 Ary Jehovah efa nilaza
taminy Ahia hoe: Indro, avy ny
vadiny Jeroboama hanontany anao
ny amy ny zanany, fa marary izy;
ary izao ka izao no holazainao aminy;
nefa raha miditra izy, dia hody
vehivavy hafa.
6 Ary nony reny Ahia ny fingo-
dongodon' ny tongony, raha vao
niditra teo am-baravarana izy, dia
hoy izy: Mandrosoa, ry vadiny
Jeroboama; nahoana hianao no mody
olon-kafa? Fa izaho dia nirahina
hitondra teny mafy aminao. 7 Koa
mandehana, ka lazao aminy Jero-
boama hoe: Izao no lazainy Jehovah,
Andriamanitry ny Isiraely: Satria
nanandratra anao avy tamy ny
olona Aho ka nanendry anao ho
mpanapaka ny Isiraely oloko, 8 ary
nendahako ny fanjakana ho afaka
tamy ny taranaky Davida ka no-
meko anao; nefa kosa hianao tsy
mba nanao tahaka any Davida mpa-
nompoko, izay nitandrina ny teniko
sy nanaraka Ahy tamy ny fony
rehetra tsy hanao na inona na inona
afa-tsy izay marina eo imasoko
hiany; 9 fa nanao ratsy mihoatra
noho izay rehetra teo alohanao hia-
nao, fa lasa nanao andriamani-kafa
sy sarin-javatra an-idina ka nampa-
hatezitra Ahy; fa Izaho efa narianao

[1] *Heb.* nofenoiny ny tànany.

teo ivohonao: 10 koa noho izany
dia, indro, hahatonga loza amy ny
taranaky Jeroboama Aho ka han-
dringana izay lehilahy rehetra amy
ny tamingany Jeroboama, na ny
voahazona na ny afaka amy ny
Isiraely, ary hanaisotra ny sisa amy
ny taranaky Jeroboama Aho, toy ny
fanaisotry ny olona ny diky ambara-
paha-tsy hisy intsony. 11 Koa izay
tamingany Jeroboama maty ao an-
tanàna dia hohanin' ny alika; ary
izay maty any an-tsaha dia hohanin'
ny voro-manidina; fa Jehovah no
efa niteny. 12 Koa mitsangàna
hianao, ka modia any an-tranonao;
fa raha vao mijadona ao an-tanàna
ny tongotrao, dia, indro, ho faty ny
zaza. 13 Ary ny Isiraely rehetra
hisaona sy handevina azy; fa amy
ny tamingany Jeroboama dia izy
irery hiany no ho tonga ao am-
pasana, satria izy hiany no nahitana
fahatsaram-panahy ny aminy Jeho-
vah, Andriamanitry ny Isiraely. 14
Ary Jehovah hanangana mpanjaka
ho any ny Isiraely izay handringana
ny taranaky Jeroboama amin' izany
andro izany; fa rahoviana ange
izany? Izao ankehitriny izao hiany.
15 Fa Jehovah hamely ny Isiraely
toy ny volotara hozongozonina any
anaty rano sady hanongotra ny
Isiraely amin' ity tany soa nomeny
ny razany ity ary hanely azy ho any
an-dafin' ny Ony,[1] satria nanao ireo
Aseraha [2] izy ka nampahatezitra any
Jehovah. 16 Ary Izy hanolotra ny
Isiraely noho ny fahotana izay na-
taony Jeroboama sady nampanotany
ny Isiraely.
17 Dia niainga ny vadiny Jero-
boama ka lasa nandeha ary tonga
tany Tirza; koa rehefa mby teo
amy ny tokonam-baravarana izy,
dia maty ny zazalahy; 18 dia nan-
devina azy ny Isiraely rehetra
sady nisaona azy araka ny teniny
Jehovah izay nampilazainy any
Ahia mpaminany mpanompony.

19 Ary ny tantarany Jeroboama
sisa, dia ny niadiany sy ny nanja-
kany, indro, efa voasoratra ao amy
ny bokin' ny tantaran' ny mpanja-
kan' ny Isiraely izany. 20 Ary ny
andro nanjakany Jeroboama dia roa
amby roa-polo taona; dia lasa nodi-
mandry any amy ny razany izy;
ary Nadaba zanany no nanjaka
nandimby azy.

*Ny nanjakan-dRehoboama tamy ny Joda.*

21 ARY Rehoboama, zanaky Solo-
mona, no nanjaka tamy ny
Joda. Efa iraika amby efa-polo
taona Rehoboama, fony izy vao nan-
jaka, ary fito amby ny folo taona no
nanjakany tany Jerosalema, tanàna
nofidiny Jehovah tamy ny fireneny
Isiraely rehetra hametrahany ny
anarany. Ary ny anaran-dreniny
dia Nama Amonita.
22 Ary ny Joda nanao izay ratsy
eo imasony Jehovah ka nampahasaro-
piaro Azy tamy ny fahotana izay
nataony mihoatra noho izay rehetra
nataon' ny razany. 23 Fa izy koa
nanao fitoerana avo ho azy sy tsan-
gam-baton-tsampy ary Aseraha [2] teny
an-tampon' ny tendrombohitra avo
rehetra sy teny ambanin' ny hazo
maitso rehetra. 24 Ary nisy olona
nanolo-tena nijangajanga ho fanom-
poan-tsampy teo amy ny tany; ary
nanaraka ny fahavetavetana rehetra
fanaon' ny firenena izay noroahiny
Jehovah teo anoloan' ny Zanak'
Isiraely izy.
25 Ary tamy ny taona fahadimy
nanjakan-dRehoboama mpanjaka
dia niakatra Sisaka, mpanjakany
Egypta, hamely any Jerosalema;
26 dia nobaboiny ny rakitry ny tra-
nony Jehovah sy ny rakitry ny
tranon' ny mpanjaka ka lasany
avokoa; ary nobaboiny koa ny am-
pinga volamena rehetra nataony
Solomona. 27 Ary Rehoboama
mpanjaka nanao ampinga varahina

[1] Eofrata. [2] *Anaran' andriamani-tsi-izy, na ny sariny.*

ho solon' ireny ka nanolotra azy teo
an-tànan' ny lehiben' ny mpiambina,
izay niambina ny varavaran' ny tra-
non' ny mpanjaka. 28 Ary na
oviana na oviana no nidiran' ny
mpanjaka tao an-tranony Jehovah,
dia nentin' ny mpiambina ireo ka
naveriny tao an-trano fiambenana
indray.

29 Ary ny tantaran-dRehoboama
sisa mbamin' izay rehetra nataony,
tsy voasoratra ao amy ny bokin' ny
tantaran' ny mpanjakan' ny Joda
va izany? 30 Ary niady mandra-
kariva Rehoboama sy Jeroboama.
31 Ary Rehoboama lasa nodi-man-
dry any amy ny razany, dia nalevina
tao amy ny razany tao an-Tanànany
Davida. Ary ny anaran-dreniny dia
Nama Amonita. Ary Abia zanany
no nanjaka nandimby azy.

*Ny nanjakany Abia sy Asa tamy ny Joda.*

XV. ARY tamy ny taona faha-
valo amby ny folo nan-
jakany Jeroboama, zanaky Nebata,
no vao nanjakany Abia tamy ny
Joda. 2 Telo taona no nanjakany
tany Jerosalema. Ary ny anaran-
dreniny dia Imaka, zanakavaviny
Absaloma.

3 Ary nandeha tamy ny fahotana
rehetra nataon-drainy izy, dia izay
nataony teo alohany; ary ny fony
tsy mba nahitsy taminy Jehovah
Andriamaniny tahaka ny fony Da-
vida rainy.

4 Nefa noho ny aminy Davida
dia nomeny Jehovah Andriamaniny
fanilo tany Jerosalema hiany izy, fa
natsangany handimby azy ny za-
nany, sady nampaharitra any Jero-
salema Izy, 5 satria Davida nanao
izay mahitsy eo imasony Jehovah
ka tsy nivily niala tamin' izay nan-
didiany azy tamy ny andro rehetra
niainany, afa-tsy ilay taminy Oria
Hetita hiany. 6 Ary niady Reho-
boama sy Jeroboama tamy ny andro
rehetra niainany.

7 Ary ny tantarany Abia sisa
mbamin' izay rehetra nataony, tsy
voasoratra ao amy ny bokin' ny
tantaran' ny mpanjakan' ny Joda
va izany? Ary niady Abia sy Jero-
boama. 8 Ary Abia lasa nodi-
mandry any amy ny razany, dia
nalevina tao an-Tanànany Davida
izy; ary Asa zanany no nanjaka
nandimby azy.

9 Ary tamy ny taona faharoa-
polo nanjakany Jeroboama, mpan-
jakan' ny Isiraely, no vao nanjakany
Asa tamy ny Joda. 10 Ary iraika
amby efa-polo taona no nanjakany
tany Jerosalema. Ary ny anaran-
dreniny dia Imaka, zanakavaviny
Absaloma.

11 Ary Asa nanao izay mahitsy
eo imasony Jehovah toy ny nataony
Davida rainy. 12 Fa nesoriny tamy
ny tany ny olona izay nanolo-tena
hijangajanga ho fanompoan-tsampy,
sady nariany ny sampy rehetra izay
nataon-drainy. 13 Ary na dia
Imaka reniny aza dia naetriny tsy
ho andriambavy, satria efa nanao
sampy ho any ny Aseraha; ary Asa
nikapa ny sampiny ka nandoro azy
tao an-dohasahan-driaka Kidrona.
14 Fa ny fitoerana avo tsy mba
noravana; nefa nahitsy teo imasony
Jehovah ny fony Asa tamy ny andro
rehetra niainany. 15 Ary nampi-
diriny ho ao an-tranony Jehovah
ny zavatra izay nohamasinin-drainy
mbamin' izay nohamasinin' ny tena-
ny, dia volafotsy sy volamena ary
fanaka.

16 Ary niady Asa sy Basa, mpan-
jakan' ny Isiraely, tamy ny andro
rehetra niainany. 17 Ary Basa,
mpanjakan' ny Isiraely, niakatra
hamely ny Joda, dia nanamboatra
any Rama mba tsy hisy hahazo
hivoaka sy hiditra ho any aminy
Asa, mpanjakan' ny Joda.

18 Ary Asa naka ny volafotsy sy
ny volamena rehetra izay sisa tamy
ny rakitry ny tranony Jehovah sy
tamy ny rakitry ny tranon' ny
mpanjaka, ka natolony teo an-tànan'
ny mpanompony; ary Asa mpanjaka

nampanatitra azy tany aminy Beni-
hadada, zanaky Tabrimona, zanaky
Heziona, mpanjakany Syria, izay
nonina tao Damaskosy, ka nanao
hoe: 19 *Aoka hisy* fanekena amiko
sy aminao toy ny tamy ny raiko sy
ny rainao; koa, indro, mampanatitra
volafotsy sy volamena ho fanome-
zana ho anao aho; andeha, tsoahy
ny fanekenao taminy Basa, mpanja-
kan' ny Isiraely, mba hialany amiko.
20 Ary Beni-hadada nihaino any Asa
mpanjaka ka naniraka komandin'
ny miaramilany hamely ny tanànan'
ny Isiraely; ary namely any Iona
sy Dana sy Abela-beti-maka ary
Kinerota rehetra mbamy ny tanin'
ny Naftaly rehetra izy.
21 Ary rehefa reny Basa izany,
dia nitsahatra tsy nanamboatra any
Rama intsony izy sady nitoetra tao
Tirza. 22 Ary Asa mpanjaka kosa
nampandre ny Joda rehetra (tsy
nisy tsy nampandrenesiny); ary dia
nesorin' ny olona ny vato sy ny
hazo tao Rama, izay naoriny Basa;
ary nentiny Asa mpanjaka nanam-
boatra any Gebany Benjamina sy
Mizpa kosa izany.
23 Ary ny tantarany Asa sisa
rehetra sy ny heriny rehetra mba-
min' izay rehetra nataony ary ny
tanàna izay nataony, tsy voasoratra
ao amy ny bokin' ny tantaran' ny
mpanjakan' ny Joda va izany?
Nefa kosa tamy ny andro fahante-
rany dia narary tamy ny tongony
izy. 24 Ary Asa lasa nodi-mandry
any amy ny razany, dia nalevina
tao amy ny razany tao an-Tanànany
Davida rainy izy; ary Josafata
zanany no nanjaka nandimby azy.

*Ny nanjakany Nadaba sy Basa sy Elaha sy Zimry ary Omry tamy ny Isiraely.*

25 ARY Nadaba, zanaky Jerobo-
ama, vao nanjaka tamy ny
Isiraely tamy ny taona faharoa nan-
jakany Asa, mpanjakan' ny Joda;
ary nanjaka roa taona tamy ny
Isiraely izy.
26 Ary nanao izay ratsy eo ima-
sony Jehovah izy, fa nandeha tamy
ny làlan-drainy sy tamy ny fahotany
izay nampanotany ny Isiraely.
27 Ary Basa, zanaky Ahia, amy
ny taranaky Isakara, nikomy tami-
ny, dia namely azy tao Gibetona,
izay any ny Filistina (fa Nadaba sy
ny Isiraely rehetra nanao fahirano
any Gibetona fahizay). 28 Ary
Basa nahafaty azy tamy ny taona
fahatelo nanjakany Asa, mpanjakan'
ny Joda, ka dia nanjaka nisolo azy.
29 Ary rehefa nanjaka izy, dia
namely ny mpianakaviny Jeroboama
rehetra izy, ka tsy nasiany niangana
ho any Jeroboama na dia olona iray
akory aza, fa naringany avokoa ireo
araka ny teniny Jehovah izay nam-
pilazainy any Ahia Silonita mpa-
nompony, 30 noho ny fahotana
nataony Jeroboama sady nampano-
tany ny Isiraely tamin' izay nataony
nampahatezitra any Jehovah, An-
driamanitry ny Isiraely.
31 Ary ny tantarany Nadaba
sisa mbamin' izay rehetra nataony,
tsy efa voasoratra ao amy ny bokin'
ny tantaran' ny mpanjakan' ny
Isiraely va izany? 32 Ary niady
Asa sy Basa, mpanjakan' ny Isiraely,
tamy ny andro rehetra niainany.
33 Tamy ny taona fahatelo nan-
jakany Asa, mpanjakan' ny Joda,
no vao nanjakany Basa, zanaky
Ahia, tamy ny Isiraely rehetra tao
Tirza; ary nanjaka efatra amby
roa-polo taona izy.
34 Ary nanao izay ratsy eo ima-
sony Jehovah izy, fa nandeha tamy
ny làlany Jeroboama sy tamy ny
fahotany izay nampanotany ny
Isiraely.
XVI Ary tonga taminy Jeho, zana-
ky Hanany, ny teniny Jeho-
vah ny aminy Basa nanao hoe: 2
Satria nasandratro avy tamy ny
vovoka hianao ka notendreko ho
mpanapaka ny Isiraely oloko; nefa
kosa nandeha tamy ny làlany Jero-
boama hiany hianao ary nampanota
ny Isiraely oloko ka nampahatezitra

Ahy tamy ny fahotany, 3 dia, indro,
hofongorako Basa sy ny taranany,
ary ny taranakao hataoko tahaka
ny taranaky Jeroboama, zanaky
Nebata. 4 Koa izay tamingany
Basa maty ao an-tanàna dia hoha-
nin' ny alika; ary izay tamingany
maty any an-tsaha dia hohanin' ny
voro-manidina.

5 Ary ny tantarany Basa sisa
mbamin' izay nataony ary ny heri-
ny, tsy efa voasoratra ao amy ny
bokin' ny tantaran' ny mpanjakan'
ny Isiraely va izany? 6 Ary Basa
lasa nodi-mandry any amy ny
razany, dia nalevina tao Tirza; ary
Elaha zanany no nanjaka nandimby
azy.

7 Ary Jeho mpaminany, zanaky
Hanany, dia nampitondraina ny
teniny Jehovah ny aminy Basa sy
ny taranany, satria nanao ratsy teo
imasony Jehovah ka nampahatezitra
Azy tamy ny asan' ny tànany, ka
dia tonga tahaka ny mpianakaviny
Jeroboama, ary satria namono ireo
izy.

8 Tamy ny taona fahenina amby
roa-polo nanjakany Asa, mpanjakan'
ny Joda, no vao nanjakany Elaha,
zanaky Basa, tamy ny Isiraely tao
Tirza, ary nanjaka roa taona izy.

9 Ary Zimry mpanompony, ko-
mandin' ny antsasaky ny kalesiny,
nikomy taminy, raha nisotro ho
mamo tao Tirza, tao an-tranony
Arza, lehiben' ny tao an-dapa tao
Tirza-izy. 10 Dia niditra Zimry ka
namely any Elaha ho faty tamy ny
taona fahafito amby roa-polo nanja-
kany Asa, mpanjakan' ny Joda, ary
izy no nanjaka nisolo azy.

11 Ary nony vao nanjaka Zimry
ka nipetraka tamy ny seza fiandria-
nany, dia namono ny mpianakaviny
Basa rehetra izy; ka tsy navelany
hisy miangana na dia lehilahy iray
akory aza, na tamy ny havany, na
tamy ny sakaizany. 12 Toy izany
no nandringanany Zimry ny mpiana-
kaviny Basa rehetra, araka ny teni-
ny Jehovah izay nampilazainy any
Jeho mpaminany ny aminy Basa 13
noho ny fahotany rehetra sy ny
fahotany Elaha zanany koa, izay
nataony sady nampanotany ny Isi-
raely ka nampahatezitra any Jeho-
vah, Andriamanitry ny Isiraely,
tamy ny zava-poanany.

14 Ary ny tantarany Elaha sisa
mbamin' izay rehetra nataony, tsy
efa voasoratra ao amy ny bokin' ny
tantaran' ny mpanjakan' ny Isiraely
va izany?

15 Tamy ny taona fahafito amby
roa-polo nanjakany Asa, mpanjakan'
ny Joda, no nanjakany Zimry hafi-
toana tao Tirza.

Ary ny olona nanao fahirano any
Gibetona, izay any ny Filistina. 16
Ary ny olona izay nitoby teo dia
nandre hoe: Efa nikomy Zimry
sady efa namono ny mpanjaka koa;
ary ny Isiraely rehetra tany an-
tobiny nampanjaka any Omry, ko-
mandin' ny miaramila, androtrizay
hiany ho mpanjakan' ny Isiraely.
17 Dia niakatra avy tao Gibetona
Omry sy ny Isiraely rehetra niaraka
taminy, ka dia nanao fahirano any
Tirza. 18 Ary nony hitany Zimry
fa afaka ny tanàna, dia lasa niditra
tao amy ny trano avo amy ny lapa
izy, ary nodorany tamy ny afo ny
lapa, ka may tao izy, dia maty 19
noho ny fahotana izay nataony tamy
ny nanaovany izay ratsy eo imasony
Jehovah tamy ny nandehanany tamy
ny làlany Jeroboama sy tamy ny
fahotana izay nataony sady nampa-
notany ny Isiraely.

20 Ary ny tantarany Zimry sisa
mbamy ny fikomiany, tsy efa voa-
soratra ao amy ny bokin' ny tan-
taran' ny mpanjakan' ny Isiraely
va izany?

21 Ary tamin' izany dia nizara
roa ny lehilahy amy ny Isiraely: ny
antsasany nomba any Tibny, zanaky
Ginata, hampanjaka azy; ary ny
antsasany kosa nomba any Omry.
22 Fa ny olona izay nomba any
Omry naharesy ny olona izay nomba
any Tibny, zanaky Ginata; ka dia

maty Tibny, ary Omry no nan-
jaka.
23 Tamy ny taona fahiraika
amby telo-polo nanjakany Asa,
mpanjakan' ny Joda, no vao nan-
jakany Omry; ary nanjaka roa
amby ny folo taona tamy ny Isiraely
izy; tao Tirza no nanjakany enin-
taona.
24 Ary noviding talenta vola-
fotsy roa taminy Samera ny havoany
Samaria, dia nanao tanàna teo an-
tampon' ny havoana izy, ary nataony
hoe Samaria, araka ny anarany
Samera, tompon' ny havoana, no
anaran' ny tanàna.
25 Fa Omry nanao izay ratsy eo
imasony Jehovah; eny, nanao ratsy
mihoatra noho izay rehetra teo alo-
hany izy; 26 fa nandeha tamy ny
làlana rehetra nalehany Jeroboama,
zanaky Nebata, sy tamy ny faho-
tana izay nampanotany ny Isiraely
izy ka nampahatezitra any Jehovah,
Andriamanitry ny Isiraely, tamy ny
zava-poanany.
27 Ary ny tantarany Omry sisa
mbamin' izay nataony sy ny heriny
izay nasehony, tsy efa voasoratra ao
amy ny bokin' ny tantaran' ny
mpanjakan' ny Isiraely va izany?
28 Ary Omry lasa nodi-mandry
any amy ny razany, dia nalevina
tao Samaria izy; ary Ahaba zanany
no nanjaka nandimby azy.

*Ny niantombohan' ny nanjakany Ahaba tamy ny Isiraely.*

29 ARY Ahaba, zanaky Omry,
vao nanjaka tamy ny Isi-
raely tamy ny taona fahavalo amby
telo-polo nanjakany Asa, mpanjakan'
ny Joda, ary nanjaka tamy ny
Isiraely tao Samaria roa amby roa-
polo taona izy.
30 Ary Ahaba, zanaky Omry,
nanao izay ratsy eo imasony Je-
hovah mihoatra noho izay rehetra
teo alohany. 31 Fa nataony ho
zavatra kely foana ny handeha amy
ny fahotany Jeroboama, zanaky
Nebata, ka dia nampakatra any
Jezebela, zanakavaviny Etibala,
mpanjakan' ny Sidoniana, izy ho
vadiny, dia nandeha nanompo any
Bala ka niankohoka teo anatrehany.
32 Ary nanao alitara ho any Bala
tao amy ny tranony Bala izay na-
taony tao Samaria izy. 33 Ary
Ahaba nanao ny Aseraha ka nampa-
hatezitra any Jehovah, Andriamani-
try ny Isiraely, mihoatra noho ny
mpanjakan' ny Isiraely rehetra izay
teo alohany.
34 Tamy ny androny Ahaba no
nanorenany Hiela Betelita any Je-
riko; *ny ainy* Abirama lahimatoa-
ny no sazin' ny nanorenany ny
fanambaniny, ary *ny ainy* Segoba
faralahiny no sazin' ny nananga-
nany ny vavahadiny, araka ny teni-
ny Jehovah izay nampilazainy any
Josoa, zanaky Nona.

*Ny niandohan' ny asany Elia mpaminany.*

XVII. ARY Elia Tisbita, isan'
ny nivahiny tany Gi-
leada, nilaza taminy Ahaba hoe:
Raha velona koa Jehovah, Andria-
manitry ny Isiraely, Izay itsanga-
nako eo anatrehany, dia tsy hisy
ando na ranonorana akory amin'
izao taona izao, raha tsy araka ny
teniko hiany.
2 Ary ny teniny Jehovah tonga
taminy nanao hoe: 3 Mialà eto
hianao, dia miantsinanàna ka miere
any anilan' ny renirano Kerita, izay
any atsinanany Jordana. 4 Koa
ny renirano no hisotroanao, ary ny
goaika efa nodidiako hamelona anao
any. 5 Dia lasa izy ka nanao
araka ny teniny Jehovah; fa nan-
deha izy ka nitoetra teo anilan' ny
renirano Kerita any atsinanany
Jordana. 6 Ary ny goaika niton-
dra mofo sy hena ho azy isa-maraina
ary mofo sy hena isan-kariva, ary
ny rano tamy ny renirano no niso-
troany.
7 Ary nony ela, dia ritra ny
renirano noho ny tsi-fisian' ny ra-
nonorana tamy ny tany. 8 Ary

ny teniny Jehovah tonga taminy
ka nanao hoe: 9 Miaingà ka man-
kanesa any Zarefata, izay namany
Sidona, ary mitoera any; fa, indro,
misy vehivavy mpitondratena any
izay notendreko hamelona anao. 10
Dia niainga izy ka nankany Zare-
fata.

Ary nony mby teo am-bavahadin'
ny tanàna izy, dia, indro, nisy vehi-
vavy mpitondratena nanangona ki-
tay hazo teo; ary niantso azy Elia
ka nanao hoe: Masìna hianao, iton-
dray rano kely amy ny fisotroana
aho mba hosotroiko. 11 Ary nony
lasa naka ravehivavy, dia niantso
azy Elia ka nanao hoe: Masìna
hianao, itondray mofo kely koa eny
an-tànanao aho. 12 Fa hoy rave-
hivavy: Raha velona koa Jehovah
Andriamanitrao, tsy manana mofo
na dia iray akory aza aho, fa koba
kely eran-tànan' ila ao amy ny ba-
rika sy diloilo kely foana ao amy
ny tavoara; ary, he! maka tapa-
kazo roa aho izao, ka hiditra ha-
namboatra ireo hohaninay mianaka,
dia ho faty izahay. 13 Fa hoy
Elia taminy: Aza matahotra, fa
andeha miditra, ka manaova araka
izany lazainao izany; nefa anaovy
mofo kely hiany aho aloha, ka ento
etỳ amiko, ary rehefa izany, dia vao
manaova ho anao sy ny zanakao
koa. 14 Fa izao no lazainy Jeho-
vah, Andriamanitry ny Isiraely:
Tsy ho lany ny koba ao amy ny
barika, ary tsy ho ritra ny diloilo
ao amy ny tavoara mandra-pihavin'
ny andro handatsahany Jehovah
ranonorana amy ny tany. 15 Dia
nandeha ravehivavy ka nanao araka
ny teniny Elia, ary izy sy ravehi-
vavy mbamy ny ankohonany dia
nanan-kohanina elaela hiany. 16
Nefa tsy lany ny koba tao amy ny
barika, ary tsy ritra ny diloilo tao
amy ny tavoara, araka ny teniny
Jehovah izay nampilazainy any
Elia.

17 Ary nony afaka izany, dia
narary ny zana-dravehivavy tom-
pon-trano, ary mafy indrindra ny
aretiny, ka efa tsy nisy fofonaina
intsony izy. 18 Dia hoy ravehi-
vavy taminy Elia: Moa mifaninona
akory izaho sy hianao, ry lehilahin'
Andriamanitra ô? Tonga atỳ amiko
va hianao hampahatsiaro ny faho-
tako ka hahafaty ny zanako? 19
Ary hoy Elisa taminy: Atolory ahy
ny zanakao. Dia naka ny zaza teo
an-tratran-dreniny izy ka nitondra
azy niakatra ho any an-efi-trano
ambony izay nitoerany, ary nam-
pandry azy teo am-pandriany. 20
Dia nitaraina taminy Jehovah izy
ka nanao hoe: Jehovah Andria-
manitro ô, efa nahatonga loza koa
tamy ny mpitondratena izay niva-
hiniako va Hianao ka nahafaty ny
zanany? 21 Dia niampatra intelo
tamy ny zaza izy sady nitaraina
taminy Jehovah hoe: Jehovah An-
driamanitro ô, mifona aminao aho,
aoka hody aminy indray ny ain' ity
zaza ity.

22 Ary Jehovah nihaino ny
feony Elia, dia nody taminy indray
ny ain' ny zaza, ka dia velona izy.
23 Ary Elia nandray ny zaza ka
nitondra azy nidina avy tao an-
efi-trano ambony ho ao anaty trano,
dia natolony an-dreniny, ka hoy
izy: Inty fa velona ny zanakao.
24 Ary hoy ravehivavy taminy
Elia: Ankehitriny izao dia fantatro
fa lehilahin' Andriamanitra tokoa
hianao, ary marina ny teniny Je-
hovah aloaky ny vavanao.

*Ny nihaonany Elia taminy Ahaba, sy ny nandreseny ny mpaminaniny Bala.*

XVIII. ARY nony afaka andro
maro, dia tonga ta-
miny Elia ny teniny Jehovah tamy
ny taona fahatelo nanao hoe: Man-
dehana hiseho aminy Ahaba, fa
handatsaka ranonorana amy ny
tany Aho. 2 Dia niainga Elia
hiseho aminy Ahaba.

Ary mafy ny mosary tany Sa-
maria. 3 Ary Ahaba niantso any

Obadia, izay lehiben' ny tao an-
dapany (Obadia dia natahotra any
Jehovah tokoa, 4 ka nony narin-
gany Jezebela ny mpaminaniny Je-
hovah, dia nalainy Obadia ny
mpaminany zato ka nafeniny,
dimam-polo avy no nataony tao
an-johy iray, ary noveloминy mofo
sy rano ireo). 5 Ary hoy Ahaba
taminy Obadia : Andeha mitety ny
tany, dia hatrany amy ny loharano
rehetra sy hatrany amy ny lohasa-
han-driaka rehetra; fa angamba
hahita ahitra hamelomana ny soa-
valy sy ny ampondra isika, mba
tsy hisy hovonointsika ny biby
fiompintsika. 6 Dia nizara làlana
izy, ka Ahaba nandeha tamy ny
làlana iray, ary Obadia kosa nan-
deha tamy ny làlana iray.

7 Ary raha tany an-dàlana Obadia,
indro, Elia nifanena taminy; ary
nahalala azy izy, dia niankohoka
ka nanao hoe : Hay ! hianao va ity,
ry Elia tompoko ? 8 Ary izy namaly
azy hoe: Eny, izaho ity, andeha,
lazao amy ny tomponao hoe : Injao,
atsy Elia. 9 Fa hoy Obadia : Inona
no heloko, no anoloranao ny mpa-
nomponao ho eo an-tànany Ahaba
hamonoany ahy ? 10 Raha velona
koa Jehovah Andriamanitrao, dia
tsy misy firenena na fanjakana izay
tsy nanirahan' ny tompoko hitady
anao ; ary raha hoy ny olona : Tsy
ato izy, dia nampianianiny izany
firenena sy fanjakana izany raha
tsy nahita anao izy. 11 Ary anke-
hitriny hoy hianao : Andeha, lazao
amy ny tomponao hoe : Injao, atsy
Elia. 12 Nefa raha vao miala
aminao aho, dia ho entin' ny Fana-
hiny Jehovah any amin' izay tsy
fantatro hianao; koa raha tonga
aho ka milaza aminy Ahaba, nefa
tsy ho hitany hianao tsinona, dia
hovonoiny aho ; kanefa izaho mpa-
nomponao matahotra any Jehovah
hatry ny fony mbola kely. 13 Moa
tsy nolazaina taminao va, tompoko,
izay nataoko tamin' ilay namonoany
Jezebela ny mpaminaniny Jehovah,
dia ny nanafenako ny mpaminaniny
Jehovah zato lahy, ka dimam-polo
avy no nataoko tao an-johy iray,
ary novelomiko mofo sy rano ireo ?
14 Nefa ankehitriny hoy hianao :
Andeha, lazao amy ny tomponao
hoe : Injao, atsy Elia ; dia hamono
ahy Ahaba. 15 Fa hoy Elia : Raha
velona koa Jehovah, Tompon' ny
maro, Izay itsanganako eo anatre-
hany, dia hiseho aminy tokoa aho
anio.

16 Dia lasa Obadia nitsena any
Ahaba ka nilaza taminy ; ary Ahaba
nandeha hitsena any Elia. 17 Ary
nony hitany Ahaba Elia, dia hoy
izy taminy : Hay ! tonga etỳ hianao,
ry ilay mampidi-doza amy ny Isi-
raely ! 18 Fa Elia namaly hoe : Tsy
izaho no nampidi-doza tamy ny Isi-
raely, fa hianao sy ny mpianakavin'
ny rainao hiany tamy ny nandava-
nareo ny didiny Jehovah sy ny nana-
rahanao ireo Bala. 19 Ary anke-
hitriny maniraha hamory ny Isi-
raely rehetra hihaona amiko any
an-tendrombohitra Karmela, ary ny
mpaminaniny Bala dimam-polo amby
efa-jato sy ny mpaminanin' ny Ase-
raha efa-jato, izay mihinana eo
amy ny latabatry Jezebela. 20 Dia
naniraka tany amy ny Zanak' Isi-
raely rehetra Ahaba ka namory ny
mpaminany ho any an-tendrombo-
hitra Karmela.

21 Ary dia nankeo amy ny olona
rehetra Elia ka nanao hoe : Mandra-
pahoviana no hiroa saina hianareo ?
Raha Jehovah no Andriamanitra,
manaraha Azy ; fa raha Bala kosa,
dia manaraha azy. Fa ny olona tsy
namaly azy akory.

22 Dia hoy Elia tamy ny olona :
Izaho dia izaho irery hiany no sisa
amy ny mpaminaniny Jehovah ; fa
ny mpaminaniny Bala kosa dia
dimam-polo amby efa-jato lahy. 23
Koa aoka ireo no hanome vantotr'
ombilahy roa ho antsika ; ary aoka
izy no hifidy ny iray ho azy, dia
handrasa azy ka hametraka azy eo
ambonin' ny kitay hazo, nefa tsy

hasiana afo ao; ary izaho kosa
hamboatra ny iray ka hametraka
azy eo ambonin' ny kitay hazo,
nefa tsy hasiana afo koa ao. 24
Ary miantsoa ny anaran' ny an-
driamanitrareo hianareo, ary izaho
kosa hiantso ny anarany Jehovah;
koa Izay Andriamanitra mamaly
amy ny afo, dia aoka Izy no ho
Andriamanitra. Ary ny olona re-
hetra namaly hoe: Marina izany
teny izany.

25 Ary hoy Elia tamin' ireo
mpaminaniny Bala: Mifidiana van-
totr' ombilahy iray ho anareo, ka
dia manamboara aloha hianareo,
satria hianareo no maro; ary mian-
tsoa ny anaran' ny andriamanitra-
reo, nefa aza asiana afo ao. 26 Dia
naka ny vantotr' ombilahy izay
nomeny azy ireo ka namboatra azy,
dia niantso ny anarany Bala ha-
tramy ny maraina ka mandra-pita-
taovovonan' ny andro izy nanao
hoe: Ry Bala ô, henoy izahay!
Kanjo tsy nisy nanoina na namaly
akory. Ary nihinjakinjaka tamy
ny alitara izay nataony izy.

27 Ary nony nitataovovonana
ny andro, dia nanesoeso azy Elia ka
nanao hoe: Miantsoa mafy hiany,
fa andriamanitra izy; angamba
sondrian-dresaka izy, na miavela,
na nisy nalehany, na matory angaha
izy ka tsy maintsy hofohazina. 28
Dia niantso mafy indray ireo sady
nitetika ny tenany araka ny fanaony
amy ny sabatra sy ny lefona mandra-
pahaloa-dra tamy ny tenany. 29
Ary na dia efa nitsidika aza ny
andro, dia mbola naminany hiany
izy hatramy ny fotoan' ny fanatitra
*hariva;* nefa tsy nisy nanoina, na
namaly, na nihaino azy akory.

30 Ary hoy Elia tamy ny olona
rehetra: Manatòna ahy. Dia nana-
tona azy ny olona rehetra. Ary
Elia namboatra ny alitarany Jehovah
izay efa rava 31 ka naka vato roa
amby ny folo, araka ny isan' ny
firenen' ny zanaky Jakoba, izay
nihavian' ilay teniny Jehovah hoe:
Isiraely no ho anaranao; 32 ary
izany vato izany dia nataony alitara
ho any ny anarany Jehovah; ary
nanao hady kely manodidina ny
alitara koa izy, izay mifafy[1] voan-
javatra indroan' ny famarana.[2] 33
Ary nandahatra ny kitay hazo izy,
dia nandrasa ny vantotr' ombilahy
ka nametraka azy teo ambonin' ny
kitay hazo, 34 dia nanao hoe:
Fenoy rano ny siny efatra, ka
aidino amy ny fanatitra odorana sy
amy ny kitay hazo. Dia hoy koa
izy: Ataovy indray izany. Dia
nataony indray. Ary hoy koa izy:
Ataovy indray koa izany. Ary dia
nataony indray koa. 35 Ary ny
rano nikorotsaka nanodidina ny
alitara; ka nofenoiny rano koa ny
hady kely.

36 Ary nony tamy ny fotoan' ny
fanatitra *hariva* dia nanatona Elia
mpaminany ka nanao hoe: Jehovah
ô, Andriamanitry Abrahama sy Isa-
ka ary Isiraely, aoka ho fantatra
anio fa Hianao no Andriamanitra
amy ny Isiraely, ary izaho no mpa-
nomponao, ary araka ny teninao no
efa nanaovako izao zavatra izao. 37
Mihainoa ahy, mihainoa ahy, Jeho-
vah ô, mba hahafantaran' ireto olona
ireto fa Hianao Jehovah no Andria-
manitra, ary Hianao no mampive-
rina ny fony indray.

38 Dia latsaka ny afony Jehovah
ka nandevona ny fanatitra odorana
sy ny kitay hazo sy ny vato ary ny
vovoka sady nandritra ny rano tao
amy ny hady kely. 39 Ary raha
nahita izany ny olona rehetra, dia
niankohoka ka nanao hoe: Jehovah,
Izy no Andriamanitra; Jehovah,
Izy no Andriamanitra.

40 Ary hoy Elia taminy: Sam-
bory ny mpaminaniny Bala; aza
avela hisy afa-mandositra izy na
dia iray akory aza. Dia nosam-
borin' ny olona izy; ary nentiny Elia

[1] *Na:* mahalany.  [2] *Heb.* sea.

ho eo amy ny ony Kisona, ka dia
novonoiny teo.
41 Ary hoy Elia taminy Ahaba:
Miakara hihinana sy hisotro, fa
misasasasa izato ny ranonorana be.
42 Dia niakatra hihinana sy hisotro
Ahaba. Fa Elia kosa niakatra ho
eo an-tampony Karmela, dia nianko-
hoka tamy ny tany, ary ny lohany
nataony teo anelanelan' ny lohaliny.
43 Ary hoy izy tamy ny zatovony:
Miakara kely, ka tazano ny ranoma-
sina. Dia niakatra izy ka nitazana,
dia nanao hoe: Tsy misy na inona
na inona. Ary hoy izy: Mandehana
koa impito. 44 Ary nony fanim-
pitony, dia hoy izy: Misy rahona
kely hoatra ny tànan' olona miaka-
tra avy eny amy ny ranomasina.
Dia hoy izy: Miakara, ka lazao
aminy Ahaba hoe: Amboary *ny
kalesinao*, ka midìna, fandrao voasa-
kan' ny ranonorana hianao.
45 Ary vetivety dia maintin' ny
rahona sy ny rivotra ny lanitra, ka
nisy ranonorana be. Ary Ahaba
niakatra tamy ny kalesy ka nankany
Jezirela. 46 Ary ny tànany Jeho-
vah dia tao aminy Elia, dia nisikina
izy ka nihazakazaka teo alohany
Ahaba mandra-pahatongany tany
Jezirela.

*Ny nandosirany Elia nankany an-efitra, sy ny nisehoan' Andriamanitra taminy tao Horeba, ary ny nanendrena any Elisa handimby azy.*

XIX. DIA nolazainy Ahaba ta-
miny Jezebela izay re-
hetra nataony Elia, dia ny namo-
noany ny mpaminany rehetra tamy
ny sabatra. 2 Ary Jezebela nani-
raka olona tany aminy Elia hanao
hoe: Hataon' ireo andriamanitra
amiko anie izany, eny, mihoatra
noho izany aza, raha tsy hataoko
toy ny ain' ny anankiray amin'
ireny ny ainao raha maraina toy
izao.
3 Ary raha nahita izany izy, dia
niainga ka lasa nandeha hamonjy
ny ainy, dia nankany Beri-sheba,
izay any Joda, ary ny zatovony na-
janony tao. 4 Fa izy kosa nandeha
làlana indray andro tany an-efitra,
ary tonga ka nipetraka teo ambanin'
ny anjavidy[1] anankiray; dia nan-
gataka ho faty izy ka nanao hoe:
Aoka izay! alao ny aiko ankehi-
triny, Jehovah ô, fa tsy tsara noho
ny razako aho.
5 Ary raha nandry natory teo
ambanin' ny anjavidy[1] anankiray
izy, indro, nisy anjely nanohina azy
ka nanao taminy hoe: Miarena, ka
homàna. 6 Dia nijery izy, ka, in-
dro, teo anilan' ny lohany nisy mofo
voaendy tamy ny vato mahamay sy
rano iray tavoara; ary nihinana sy
nisotro izy, dia nandry indray. 7
Ary avy fanindroany indray Ilay
Anjeliny Jehovah, dia nanohina azy
ka nanao hoe: Mifohaza, ka homàna,
fa lavitra loatra ny halehanao. 8
Dia nifoha izy ka nihinana sy niso-
tro; ary nandeha tamy ny tanjaka
azony tamin' izany hanina izany efa-
polo andro sy efa-polo alina izy ho
any Horeba, tendrombohitr' Andria-
manitra. 9 Ary niditra tao anatin'
ny zohy izy ka nitoetra tao.
Ary, indro, tonga taminy ny te-
niny Jehovah nanao hoe: Manao
inona atỳ hianao, ry Elia? 10 Dia
hoy izy: Nafana dia nafána ny foko
noho ny fitiavako any Jehovah, An-
driamanitry ny maro; fa ny Zanak'
Isiraely nahafoy ny fanekenao; ny
alitaranao noravany, ny mpamina-
ninao novonoiny tamy ny sabatra,
ary izaho dia izaho irery hiany no
sisa, nefa mbola mitady hahafaty ny
aiko koa izy. 11 Ary hoy Jehovah:
Mivoaha, ka mitsangàna eo ambonin'
ny tendrombohitra eo anatrehany
Jehovah.
Ary, indro, nandalo Jehovah, ka
nisy rivotra be sady mahery nama-
kivaky ny tendrombohitra sy nano-
rotoro ny harambato teo alohany

[1] *Heb.* rotema; *zava-maniry mifanahatahaka amy ny kifafambohitra.*

Jehovah; nefa Jehovah tsy tao amy
ny rivotra; ary manarakaraka ny
rivotra nisy horohoron-tany; nefa
Jehovah tsy tao amy ny horohoron-
tany; 12 ary manarakaraka ny
horohoron-tany nisy afo; nefa Jeho-
vah tsy tao amy ny afo; ary mana-
rakaraka ny afo nisy feo nitsoka
malemy. 13 Ary raha reny Elia
izany, dia nosaronany ny kapôtiny
ny tavany, ary nivoaka izy ka nija-
nona teo am-bava-zohy.

Ary, indro, nisy feo nankao aminy
nanao hoe: Manao inona atỳ hianao,
ry Elia? 14 Dia hoy izy: Nafana
dia nafana ny foko noho ny fitia-
vako any Jehovah, Andriamanitry
ny maro; fa ny Zanak' Isiraely efa
nahafoy ny fanekenao; ny alitaranao
noravany, ary ny mpaminaninao
novonoiny tamy ny sabatra, ary
izaho dia izaho irery hiany no sisa,
nefa mbola mitady hahafaty ny aiko
koa izy.

15 Fa hoy Jehovah taminy: Man-
dehana, miverena amy ny nalehanao
ho any amy ny efitry Damaskosy;
ary raha mby any hianao, dia hosory
Hazaela ho mpanjakany Syria; 16
ary Jeho, zanaky Nimsy, dia hosory
ho mpanjakan' ny Isiraely; ary
Elisa, zanaky Safata, avy any Abela-
mehola, dia hosory ho mpaminany
handimby anao. 17 Ary izay afa-
mandositra ny sabatry Hazaela dia
hovonoiny Jeho; ary izay afa-man-
dositra ny sabatry Jeho kosa dia
hovonoiny Elisa. 18 Nefa hamela
fito arivo ao amy ny Isiraely Aho,
dia ny lohalika rehetra izay tsy
nandohalika taminy Bala sy ny vava
rehetra izay tsy nanoroka azy.

19 Ary niala teo Elia ka nahita
any Elisa, zanaky Safata, izay nam-
piasa *omby* efatra amby roa-polo
mikambana tsiroaroa avy, fa izy teo
amy ny roa farany indrindra; ary
Elia nandroso nanatona azy, dia
nanipy ny kapôtiny hanarona azy.
20 Dia nandao ny omby izy ka niha-
zakazaka nanaraka any Elia ary
niteny hoe: Masìna hianao, avelao
aho aloha hanoroka an' ikaky sy
ineny vao manaraka anao. Ary hoy
izy taminy: Mandehana miverina,
fa naninona anao moa aho? 21 Dia
niverina niala taminy indray izy ka
naka ny omby roa mikambana, dia
namono azy, ary nandrahoiny [1] tamy
ny hazo fiasàn' ny omby ny henany
ka nomeny ny olona, dia nihinana
ireo; ary niainga izy ka nanaraka
any Elia, dia nanompo azy.

*Ny nandreseny Ahaba indroa any Beni-hadada, mpanjakany Syria.*

XX. ARY Beni-hadada, mpanja-
kany Syria, namory ny
miaramilany rehetra, koa mpanjaka
roa amby telo-polo mbamy ny soa-
valy sy ny kalesy no niaraka ta-
miny; dia niakatra izy ka nanao
fahirano any Samaria ary namely
azy.

2 Ary nandefa iraka ho any aminy
Ahaba, mpanjakan' ny Isiraely,
tany an-tanàna izy 3 hanao aminy
hoe: Izao no lazainy Beni-hadada:
Ny volafotsinao sy ny volamenanao
dia ahy; ary ny vadinao aman-
janakao, na dia ny tsara tarehy in-
drindra aza, dia ahy koa. 4 Ary ny
mpanjakan' ny Isiraely namaly hoe:
Eny, marina ny teninao, ry mpan-
jaka tompoko ô: anao aho sy izay
rehetra ananako.

5 Dia niverina indray ny iraka ka
nanao hoe: Izao no teniny Beni-
hadada: Naniraka taty aminao aho
nanao hoe: Ny volafotsinao sy ny
volamenanao ary ny vadinao aman-
janakao dia omeo ahy; 6 koa raha
maniraka ny mpanompoko ho atỳ
aminao aho rahampitso toy izao, ka
savany ny tranonao sy ny tranon'
ny mpanomponao, dia horaisin' ny
tànany sy ho entiny avokoa izay
rehetra mahafinaritra ny masonao
na inona na inona.

7 Ary ny mpanjakan' ny Isiraely

[1] *Na:* natonony.

nampaka ny loholona rehetra amy
ny tany ka nanao hoe : Masìna hia-
nareo, fantaro sy izahao fa mila
sotasota mihitsy ilehiny; fa efa
naniraka taty amiko izy haka ny
vadiko aman-janako mbamy ny vola-
fotsiko sy ny volamenako ka tsy
nolaviko. 8 Ary hoy ny loholona
sy ny vahoaka rehetra taminy : Aza
mihaino na manaiky.

9 Ka dia hoy Ahaba tamy ny
iraky Beni-hadada : Lazao amy ny
mpanjaka tompoko hoe : Izay re-
hetra nanirahanao tany amiko mpa-
nomponao tamy ny voaloahany dia
hataoko; fa izao zavatra izao kosa
tsy azoko ekena. Dia lasa ireo
iraka ka nitondra teny niverina
tany aminy Beni-hadada indray ; 10
ary izy naniraka tany aminy ka
nanao hoe : Hataon' ireo andria-
manitra amiko anie izany, eny, mi-
hoatra noho izany aza, raha ho ampy
eran-tànan-ila akory ny vovoky Sa-
maria amy ny isan-olona manaraka
ahy. 11 Ary ny mpanjakan' ny
Isiraely namaly hoe : Izao no holazai-
nao aminy : Aoka izay vao misikina
tsy mba hirehareha tahaka ny efa
mamaha.

12 Ary rehefa reny Beni-hadada
izany teny izany, raha mbola nisotro
tao an-trano rantsan-kazo izy sy
ireo mpanjaka, dia hoy izy tamy ny
mpanompony : Milahara hianareo.
Ary dia nilahatra hamely ny tanàna
izy.

13 Ary, indro, nisy mpaminany
nanatona any Ahaba, mpanjakan'
ny Isiraely, ka nanao hoe : Izao
no lazainy Jehovah : Hitanao va
ireo olona maro be rehetra ireo?
Indro, hatolotro eo an-tànanao ireo
anio ; dia ho fantatrao fa Izaho no
Jehovah. 14 Ary hoy Ahaba :
Amin' iza? Ary hoy izy : Izao no
lazainy Jehovah : Amy ny zatovon'
ny komandin' ny fanapahana isan-
tokony. Dia hoy izy : Iza ary no
hamely aloha? Hianao hiany, hoy
izy.

15 Ary nandamina ny zatovon'
ny komandin' ny fanapahana isan-
tokony izy, ka roa amby telo-polo
amby roan-jato no isany ; ary mana-
rakaraka izany, dia nandamina ny
olona rehetra izy, dia ny Zanak'
Isiraely rehetra, ka fito arivo no
isany. 16 Ary nivoaka izy nony
nitataovovonana ny andro. Fa Beni-
hadada nisotro ho mamo tao an-
trano rantsan-kazo, dia izy sy ireo
mpanjaka roa amby telo-polo izay
nanampy azy. 17 Ary ny zatovon'
ny komandin' ny fanapahana isan-
tokony nivoaka voalohany ; ary
Beni-hadada naniraka, ka dia nila-
zana hoe : Misy olona efa nivoaka
avy any Samaria. 18 Ary hoy izy :
Ataovy sambobelona izy, na ho avy
hihavana, na ho avy hiady.

19 Dia nivoaka avy tao an-tanàna
ireo zatovon' ny komandin' ny fana-
pahana isan-tokony ireo sy ny miara-
mila izay nanaraka azy. 20 Ary
samy nahafaty olona iray avy izy
rehetra ; dia vaky nandositra ny
Syriana, ka nenjehin' ny Isiraely ;
ary Beni-hadada, mpanjakany Syria,
nandositra an-tsoavaly mbamy ny
mpitaingin-tsoavaly sasany koa. 21
Ary ny mpanjakan' ny Isiraely
nivoaka, dia namely ny an-tsoavaly
sy ny an-kalesy, ka nahafatesany
be dia be ny Syriana.

22 Ary ilay mpaminany nankany
amy ny mpanjakan' ny Isiraely ka
nanao taminy hoe : Mahereza tsara,
ary fantaro sy izahao izay ataonao ;
fa raha miherina ny taona, dia hia-
katra indray ny mpanjakany Syria
hiady aminao.

23 Ary hoy ny mpanompon' ny
mpanjakany Syria taminy : Andria-
manitry ny havoana ny Andriama-
nitr' izy ireo, koa izany no nahare-
seny antsika ; fa aoka ange isika
hiady aminy eny an-tany lemaka,
raha tsy ho resintsika izy e! 24
Koa izao zavatra izao no ataovy :
Esory ny mpanjaka samy hiala amy
ny toerany avy, ka asio mpanapaka
hisolo azy ; 25 ary hianao kosa dia
makà miaramila ho anao toraka ny

miaramilanao izay maty teo ary
soavaly ho solon' ny soavaly sy
kalesy ho solon' ny kalesy; ary
hiady aminy eny an-tany lemaka
isika, ka dia hahery noho izy tokoa.
Ary nanaiky ny tenin' ireo izy, ka
dia nataony izany.

26 Ary nony niherina ny taona,
dia nandamina ny Syriana Beni-
hadada ka niakatra nankany Afeka
hiady amy ny Isiraely. 27 Ary ny
Zanak' Isiraely rehetra kosa dia
nalamina sy novatsiana, ka dia lasa
hiady aminy; ary ny Zanak' Isiraely
nitoby tandrifiny toy ny osy andiany
kely roa toko; fa ny Syriana kosa
nanenika ny tany.

28 Ary nanatona ilay lehilahin'
Andriamanitra ka nilaza tamy ny
mpanjakan' ny Isiraely hoe: Izao
no lazainy Jehovah: Satria ny
Syriana nilaza hoe: Andriamanitry
ny havoana hiany Jehovah, fa tsy
mba Andriamanitry ny tany lemaka,
dia hatolotro eo an-tànanao ireo
olona maro be rehetra ireo, ka dia
ho fantatrao fa Izaho no Jehovah.

29 Dia nitoby mifanandrify hafi-
toana izy roa tonta. Ary tamy ny
andro fahafito, dia raikitra ny ady;
ary ny Zanak' Isiraely nahafaty ny
miaramila an-tongotra iray hetsy
tamy ny Syriana indray andro. 30
Fa ny sisa dia nandositra nankany
an-tanàna Afeka; nefa nianjeran'
ny mànda ireny olona sisa ireny, ary
fito arivo amby roa alina no isany.

Ary Beni-hadada nandositra nan-
kany an-tanàna ka niditra tao amy
ny efi-trano anatiny.[1] 31 Fa hoy
ny mpanompony taminy: Indro, efa
renay fa mpanjaka mamindra fo ireo
mpanjakan' ny taranaky Isiraely.
Koa masìna hianao, avelao hosikina-
nay lamba fisaonana [2] ny valahanay,
ary hasianay mahazaka ny lohanay,
dia hankany amy ny mpanjakan' ny
Isiraely izahay; angamba hovelomi-
ny ny ainao. 32 Dia nosikinany
lamba fisaonana [2] ny valahany, ary
nasiany mahazaka ny lohany, dia
nankany amy ny mpanjakan' ny
Isiraely izy ka nanao hoe: Izao no
fiteniny Beni-hadada mpanomponao:
Avelao mba ho velona ny aiko. Ary
hoy izy: Moa mbola velona hiany
va izy? Rahalahiko izy. 33 Ary
nataon' ireo olona ireo fa zara ho
azy izany,[3] dia namonjy nanantitra
ny teniny izy ka nanao hoe: Raha-
lahinao hoe Ben-hadada. Dia hoy
izy: Mandehana, alao izy. Ary
Beni-hadada nankany aminy, dia
nasainy niakatra ho eo amy ny
kalesiny. 34 Ary hoy Beni-hadada
taminy: Ny tanàna izay nalain' ny
raiko tamy ny rainao dia hampodiko;
ary manaova làlambe ho anao any
Damaskosy, tahaka ny nataon' ny
raiko tany Samaria. *Ary hoy Ahaba:*
Halefako hianao amin' izany fane-
kena izany. Dia nanao fanekena
taminy izy ka nandefa azy.

35 Ary nisy lehilahy anankiray,
zanaky ny mpaminany, niteny tamy
ny namany araka ny teniny Jehovah
ka nanao hoe: Masìna hianao, asio
aho. Fa tsy nety namely azy ilay
lehilahy. 36 Dia hoy izy taminy:
Satria hianao tsy nihaino ny feony
Jehovah, indro, fa raha vao miala
amiko eto hianao, dia hisy liona
hamono anao. Ary raha vao niala
teo aminy izy, dia hitan' ny liona ka
novonoiny. 37 Ary nahita lehilahy
hafa indray ralehilahy ka nanao hoe:
Masìna hianao, asio aho. Ary ilay
lehilahy namely azy, dia voa izy ka
naratra.

38 Dia lasa ilay mpaminany ka
niandry ny mpanjaka teny an-dàlana,
ary nasiany fehi-loha tamy ny han-
driny tsy hahafantarany azy. 39
Ary nony nandalo ny mpanjaka, dia
nitaraina taminy ilay mpaminany
ka nanao hoe: Izaho mpanomponao
nankany anatin' ny ady; ary, indro,
nisy lehilahy anankiray nivily ka

[1] *Na:* nitsofotsofoka amy ny efi-trano. [2] *Heb.* lamba malailay.
[3] *Heb.* nanao sikidy.

nitondra lehilahy tany amiko sady
nanao hoe : Hazòny ity lehilahy ity ;
fa raha tàhiny lasa izy, dia ny ainao
no hisolo ny ainy, na handoa talenta
volafotsy iray hianao. 40 Kanjo
nony nikeninkenina tetsy sy teroa
ny mpanomponao, dia lasa izy. Ary
hoy ny mpanjakan' ny Isiraely
taminy : Ho tahaka izany hiany no
hitsarana anao ; ny tenanao no ni-
laza izany. 41 Ary nesoriny hain-
gana ilay fehi-loha tamy ny handri-
ny ; ka dia fantatry ny mpanjakan'
ny Isiraely fa isan' ny mpaminany
izy.

42 Dia hoy izy taminy : Izao no
lazainy Jehovah : Satria nalefanao
niala teo an-tànanao ny lehilahy izay
nasaiko hovonoina [1] tokoa, dia ny
ainao no hisolo ny ainy, ary ny
olonao no hisolo ny olony.

43 Ary ny mpanjakan' ny Isira-
ely nandeha ho any an-tranony sady
nalahelo no sosotra, dia tonga tany
Samaria.

*Ny namonoana any Nabota, sy ny nahazoany Ahaba ny tanimboalobony, ary ny loza voalaza hanjo any Ahaba.*

XXI. ARY rehefa afaka izany
zavatra izany, Nabota
Jezirelita nanana tanimboaloboka
tao Jezirela, takaikin' ny lapany
Ahaba, mpanjakany Samaria. 2
Ary Ahaba niteny taminy Nabota
hoe : Omeo ahy ny tanimboalobokao
mba hataoko fambolena anana, fa
akaikin' ny lapako izy ; ary hotaka-
lozako tanimboaloboka tsara noho
izy, na vola tokom-bidiny, raha
izany no sitraky ny fonao. 3 Fa
hoy Nabota taminy Ahaba : Sana-
tria amiko eo anatrehany Jehovah
izany ! fa tsy homeko anao ny tanin-
drazako.

4 Ary Ahaba nankany an-trano
sady malahelo no sosotra noho ny
teny nolazainy Nabota Jezirelita
taminy hoe : Tsy homeko anao ny
tanin-drazako. Dia nandry teo am-
parafarany izy ka nampihodina ny
tavany sady tsy nety nihinan-
kanina.

5 Ary Jezebela vadiny nankeo
aminy ka nanao taminy hoe : Ahoa-
na no mampahasosotra anao toy izao,
no tsy mety homan-kanina hianao ?
6 Dia hoy izy taminy : Satria niteny
taminy Nabota Jezirelita aho ka
nanao taminy hoe : Omeo ahy ny
tanimboalobokao hovidiko vola, na
hotakalozako tanimboaloboka hafa,
raha izany no sitraky ny fonao ; fa
izy namaly hoe : Tsy homeko anao
ny tanimboaloboko.

7 Ary hoy Jezebela vadiny tami-
ny : Moa hianao tokoa va no man-
jaka amy ny Isiraely izao ? Miarena,
mihinàna hanina, ary aoka ho ravo-
ravo ny fonao ; izaho hanome anao
ny tanimboaloboky Nabota Jezire-
lita. 8 Ary Jezebela dia nanoratra
taratasy tamy ny anarany Ahaba,
ka notombohiny tamy ny fanombo-
han-kasen' andriana, ary ny tara-
tasy dia nampitondrainy ho any
amy ny loholona sy ny manan-kaja
tao an-tanànany, dia ireo niara-
nitoetra taminy Nabota. 9 Ary
izao no nosoratany tao amy ny tara-
tasy : Miantsoa andro fifadian-kani-
na, ary apetraho eo anatrehan' ny
olona Nabota. 10 Dia anangano
roa lahy izay tena ratsy fanahy ho
eo anatrehany hiampanga azy hoe :
Efa niteny ratsy an' Andriamanitra
sy ny mpanjaka hianao. Dia ento
mivoaka izy, ka torahy vato ho faty.

11 Ary ny olona tao an-tanànany,
dia ny loholona sy ny manan-kaja
izay nonina tao, nanao araka izay
nanirahany Jezebela tany aminy,
dia ilay voasoratra ao amy ny tara-
tasy izay nampitondrainy tany ami-
ny. 12 Dia niantso andro fifadian-
kanina izy ka nametraka any Nabota
teo anatrehan' ny olona. 13 Ary
niditra ilay roa lahy tena ratsy
fanahy ka nipetraka teo anatrehany,

---

[1] *Heb.* nataoko herema.

dia niampanga any Nabota teo anatrehan' ny olona ireo ka nanao hoe : Niteny ratsy an' Andriamanitra sy ny mpanjaka Nabota. Ary nentin' ny olona nivoaka teny ivelan' ny tanàna Nabota, dia notorahany vato ka maty.
14 Dia naniraka tany aminy Jezebela izy ireo ka nanao hoe : Efa notoraham-bato Nabota ka maty.
15 Ary rehefa reny Jezebela fa voatora-bato Nabota ka maty, dia hoy izy taminy Ahaba : Mitsangàna, ka alao ho anao ny tanimboaloboky Nabota Jezirelita, izay tsy foiny ho namidy taminao ; fa tsy velona intsony Nabota, fa efa maty.
16 Ary rehefa reny Ahaba fa efa maty Nabota, dia niainga izy ka nidina nankany amy ny tanimboaloboky Nabota Jezirelita mba haka ny tany ho azy.
17 Ary ny teniny Jehovah tonga taminy Elia Tisbita ka nanao hoe :
18 Miaingà, ka midìna hihaona aminy Ahaba, mpanjakan' ny Isiraely, izay ao Samaria ; indro, ao amy ny tanimboaloboky Nabota izy, fa lasa mankao izy mba haka ny tany ho azy.
19 Koa mitenena aminy hoe : Izao no lazainy Jehovah : Efa namono va hianao ka efa naka ho anao koa? Ary hianao dia hiteny aminy hoe : Izao no lazainy Jehovah : Ao amy ny tany izay nilelafan' ny alika ny rany Nabota no hilelafan' ny alika ny ranao, dia ny ranao tokoa.
20 Ary hoy Ahaba taminy Elia : Azonao va aho, ry ilay fahavaloko? Ary Elia namaly hoe : Azoko hianao, satria hianao efa nivaro-tena hanao izay ratsy eo imasony Jehovah.
21 Indro, hahatonga loza aminao Aho ka handringana ny taranakao, ary ho fongotra ny lehilahy rehetra amy ny taranaky Ahaba, na ny voahazona na ny afaka amy ny Isiraely.
22 Ary ny taranakao hataoko tahaka ny taranaky Jeroboama, zanaky Nebata, sy tahaka ny taranaky Basa, zanaky Ahia, noho ny nampirehetanao ny fahatezerako sy ny nampanotanao ny Isiraely.
23 Ary ny aminy Jezebela koa dia nolazainy Jehovah hoe : Ny alika hihinana any Jezebela eny ivelan' ny màndany Jezirela.
24 Izay tamingany Ahaba maty ao antanàna dia hohanin' ny alika ; ary izay tamingany maty any an-tsaha kosa dia hohanin' ny voro-manidina.
25 Fa tsy misy tahaka any Ahaba, izay nivaro-tena hanao izay ratsy eo imasony Jehovah, satria nampirisihiny Jezebela vadiny izy.
26 Ary izy nanao vetaveta loatra tamy ny nanarahany ny sampy, dia tahaka izay rehetra nataon' ny Amorita, izay noroahiny Jehovah teo anoloan' ny Zanak' Isiraely.
27 Ary rehefa reny Ahaba izany-teny izany, dia nandriatra ny fitaafiany izy ka nitafy lamba fisaonany nataony manolo-koditra sady nifadohanina sy nandry tamin-damba fisaonana ary nijoretra teny am-pandehanana.
28 Ary ny teniny Jehovah tonga taminy Elia Tisbita ka nanao hoe :
29 Hitanao va ny nanetreny Ahaba tena teo anatrehako? Satria nanetry tena teo anatrehako izy, dia tsy hahatonga loza aminy Aho amy ny androny ; fa any amy ny andron' ny zanany vao hahatonga loza amy ny taranany Aho.

*Ny nikambanany Ahaba sy Josafata hiady amy ny Syriana, sy ny nakany hevitra tamy ny mpaminany, ary ny nahafatesany Ahaba.*

XXII. ARY nandry fahizay ny Syriana sy ny Isiraely telo taona, fa tsy niady.
2 Ary nony tamy ny taona fahatelo, dia nidina Josafata, mpanjakan' ny Joda, ho any amy ny mpanjakan' ny Isiraely.
3 Ary hoy ny mpanjakan' ny Isiraely tamy ny mpanompony : Moa fantatrareo va fa antsika Ramota-gileada, nefa isika mitoetra foana ka tsy maka azy amy ny tànan' ny mpanjakany Syria.
4

Ary hoy koa izy taminy Josafata: Mba hiaraka amiko hiady any Ramota-gileada va hianao? Dia hoy Josafata tamy ny mpanjakan' ny Isiraely: Eny, fa tahaka ny tenanao hiany aho, ka ny oloko dia olonao, ary ny soavaliko dia soavalinao.
5 Ary hoy Josafata tamy ny mpanjakan' ny Isiraely: Masìna hianao, anontanio aloha ny teniny
Jehovah. 6 Ary ny mpanjakan'
ny Isiraely dia nanangona ny mpaminany tokony ho efa-jato lahy ka nanao taminy hoe: Handeha hanafika any Ramota-gileada va aho, sa hijanona hiany? Dia hoy ireo: Mandehana, fa hatolotry ny Tompo eo an-tànanao izy, ry mpanjaka.
7 Ary hoy kosa Josafata: Moa tsy misy mpaminaniny Jehovah koa va eto mba hanontaniantsika? 8
Dia hoy ny mpanjakan' ny Isiraely taminy Josafata: Mbola misy lehilahy iray hiany, dia Mikaia, zanaky Jimla, izay ahazoantsika manontany aminy Jehovah, saingy halako izy, satria tsy mba maminany soa ho ahy izy, fa loza hiany. Dia hoy Josafata: Aza manao izany, ry mpanjaka.
9 Ary ny mpanjakan' ny Isiraely niantso ny tandapa anankiray ka nanao taminy hoe: Alao faingana Mikaia, zanaky Jimla.
10 Ary ny mpanjakan' ny Isiraely sy Josafata, mpanjakan' ny Joda, samy nipetraka teo amy ny seza fiandrianany avy teo amy ny famoloana eo anoloan' ny vavahadiny Samaria sady samy efa niakanjo ny akanjony avy; ary ny mpaminany rehetra naminany teo
anatrehany. 11 Ary Zedekia, zanaky Kenana, dia nanao tandro-by ka nanao hoe: Izao no lazainy Jehovah: Ireto no hanotoanao ny
Syriana mandra-paharingany. 12
Ary ny mpaminany rehetra naminany toy izany koa hoe: Mandehana any Ramota-gileada, dia hambinina hianao; fa Jehovah hanolotra azy eo an-tànanao, ry mpanjaka.
13 Ary ilay iraka izay nandeha naka any Mikaia niteny taminy hoe: Indro fa efa iray teny avokoa izao ny mpaminany ka *milaza* soa ho any ny mpanjaka; masìna hianao, aoka re ny teninao mba ho tahaka ny any ny anankiray amin'
ireo, ka mba mitenena soa koa. 14
Ary hoy Mikaia: Raha velona koa Jehovah, dia izay lazainy Jehovah amiko hiany no hambarako. 15
Dia nankany amy ny mpanjaka izy.
Ary hoy ny mpanjaka taminy: Ry Mikaia, handeha hanafika any Ramota-gileada va isika, sa hijanona hiany? Ary izy namaly azy hoe: Mandehana, fa hambinina hianao, fa hatolotry Jehovah eo an-tànanao izy, ry mpanjaka.
16 Ary hoy ny mpanjaka taminy: Impiry no hampianianako anao mba tsy hilaza na inona na inona amiko amy ny anarany Jehovah afa-tsy izay marina hiany? 17 Dia
hoy Mikaia: Hitako fa indreny ny Isiraely rehetra niely teny an-tendrombohitra toy ny ondry tsy misy mpiandry, ary hoy Jehovah: Ireto efa tsy manan-tompo, aoka izy samy hody soa aman-tsara any an-tranony
avy. 18 Dia hoy ny mpanjakan'
ny Isiraely taminy Josafata: Tsy efa voalazako taminao va fa tsy mba mety maminany soa ho ahy izy, fa loza hiany?
19 Ary hoy Mikaia: Henoy ary ny teniny Jehovah: Nahita any Jehovah nipetraka teo amy ny seza fiandrianany aho, ary ireo maro be rehetra any an-danitra nitsangana teo an-daniny avy, dia teo amy ny ankavanany sy teo amy ny ankaviany. 20 Ary hoy Jehovah: Iza no hitaona any Ahaba handeha ho any Ramota-gileada ka ho lavo any? Ary ny anankiray niteny toy izao, ary ny anankiray kosa niteny
toy izao. 21 Dia nandroso ny fanahy ka nitsangana teo anatrehany Jehovah ary nanao hoe: Izaho no hitaona azy. Ary hoy Jehovah
taminy: Amin' inona anefa? 22

Dia hoy izy : Hivoaka aho ka ho
tonga fanahy mandainga ao am-
bavan' ny mpaminaniny rehetra.
Dia hoy indray Jehovah : Ho voa-
taonanao hiany izy, ka hahatan-
teraka hianao; mivoaha ary, ka
ataovy izany. 23 Koa, indro, Jeho-
vah efa nanisy fanahy mandainga ao
am-bavan' ireto mpaminaninao re-
hetra ireto, ary Izy koa efa nilaza
ny loza hanjo anao.

24 Fa Zedekia, zanaky Kenana,
nanatona, dia namely ny takolaky
Mikaia sady nanao hoe : Taiza no
nialan' ny Fanahiny Jehovah tamiko
hiteny aminao? 25 Dia hoy Mi-
kaia : Indro, ho hitanao izany amy
ny andro hidiranao ao amy ny efi-
trano anatiny[1] hierenao.

26 Dia hoy ny mpanjakan' ny
Isiraely : Raiso Mikaia, ka ento
miverina izy ho any aminy Amona,
komandin' ny tanàna, sy ho any
aminy Joasy, zanaky ny mpanjaka,
27 ka lazao hoe : Izao no lazain' ny
mpanjaka : Ataovy ao an-trano-
maizina ilehity, ka fahano mofom-
pahoriana sy ranom-pahoriana izy
mandra-pahatongako soa aman-tsara.

28 Fa hoy Mikaia : Raha tàhiny
ho tafaverina soa aman-tsara hianao,
dia tsy nampiteneniny Jehovah aho
tsy akory. Ary hoy koa izy : Sa-
mia mihaino izany hianareo, ry fire-
nena rehetra.

29 Dia niakatra nankany Ramota-
gileada ny mpanjakan' ny Isiraely
sy Josafata, mpanjakan' ny Joda.
30 Ary hoy ny mpanjakan' ny
Isiraely taminy Josafata : Hody
olon-kafa aho ka hitsarapaka any
anatin' ny ady, fa hianao kosa dia
miakanjoa ny akanjonao hiany.
Dia nody olon-kafa ny mpanjakan'
ny Isiraely ka nitsarapaka tany
anatin' ny ady.

31 Fa ny mpanjakany Syria efa
nandidy ny roa amby telo-polo lahy,
komandin' ny kalesy, nanao hoe :
Aza miady na amy ny kely na amy
ny lehibe, afa-tsy amy ny mpan-
jakan' ny Isiraely hiany.

32 Ary nony nahita any Josafata
ireo komandin' ny kalesy, dia hoy
izy : Iny mihitsy no mpanjakan' ny
Isiraely. Dia nanatrika hiady ta-
miny ireo; ka dia niantsoantso
Josafata. 33 Ary rehefa hitan'
ireo komandin' ny kalesy fa tsy ny
mpanjakan' ny Isiraely izy, dia
niverina niala taminy ireo.

34 Ary nisy lehilahy anankiray
nandefa zana-tsipìka kitoatoa ka
nahavoa ny mpanjakan' ny Isiraely
teo anelanelan' ny fiarovan-tratrany
sy ny eo ambaniny ; ka dia hoy izy
tamy ny mpampandeha ny kalesiny :
Ahodino, ka ento miala eto amy ny
ady aho, fa voa. 35 Ary nihamafy
ny ady tamin' izany andro izany;
ary ny mpanjaka notohanana hitsan-
gana teo amy ny kalesiny tandrifin'
ny Syriana, ary dia maty izy nony
efa harivariva ny andro ; ary ny ra
nandeha avy teo amy ny efa voa ho
ao anatin' ny kalesy. 36 Ary nony
efa hilentika ny masoandro, dia
niely eran' ny toby rehetra izao
antsoantso izao hoe : Samia mody
any an-tanànany avy sy any amy ny
taniny avy !

37 Dia maty ny mpanjaka, ka
nentina tany Samaria izy, dia nale-
vina tao. 38 Ary nony nosasana
teo am-parihiny Samaria ny kale-
siny, dia avy ny alika nilelaka ny
rany—raha nandro tao ny vehivavy
janga—araka ny teniny Jehovah.

39 Ary ny tantarany Ahaba sisa
mbamin' izay rehetra nataony sy ny
trano ivory izay nataony ary ny
tanàna rehetra izay naoriny, tsy efa
voasoratra ao amy ny bokin' ny
tantaran' ny mpanjakan' ny Isiraely
va izany? 40 Ary Ahaba lasa nodi-
mandry any amy ny razany ; ary
Ahazia zanany no nanjaka nan-
dimby azy.

[1] *Na :* hitsofotsofohanao amy ny efi-trano.

*Ny nanjakany Josafata tamy ny Joda, sy Ahazia tamy ny Isiraely.*

41 ARY Josafata, zanaky Asa,
vao nanjaka tamy ny Joda
tamy ny taona fahefatra nanjakany
Ahaba, mpanjakan' ny Isiraely. 42
Dimy amby telo-polo taona Josafata,
fony izy vao nanjaka, ary dimy
amby roa-polo taona no nanjakany
tany Jerosalema. Ary ny anarandreniny
dia Azoba, zanakavaviny
Sily.
43 Ary nandeha tamy ny làlana
rehetra izay nalehany Asa rainy izy
ka tsy niala tamin' izany, fa nanao
izay mahitsy eo imasony Jehovah;
44 kanefa kosa ny fitoerana avo tsy
mba noravana, fa ny olona mbola
namono zavatra hatao fanatitra
sady mbola nandoro ditin-kazo manitra
teny amy ny fitoerana avo
hiany. 45 Ary Josafata nanao fihavanana
tamy ny mpanjakan' ny
Isiraely.
46 Ary ny tantarany Josafata
sisa sy ny heriny mbamy ny niadiany,
tsy efa voasoratra ao amy ny
bokin' ny tantaran' ny mpanjakan'
ny Joda va izany? 47 Ary ny sisa
amy ny olona izay nanolo-tena hijangajanga
ho fanompoan-tsampy, dia
izay mbola tany tamy ny androny
Asa rainy, dia nofongorany hiala
amy ny tany.
48 Ary tsy nisy mpanjaka tany
Edoma fahizay, fa olona voatendry
no nitondra ny fanjakana. 49 Ary
Josafata nanao sambony Tarsisy
folo hankany Ofira haka volamena;
nefa tsy lasa ireo sambo ireo, fa
nahavakiana tao Ezion-gebera. 50
Dia hoy Ahazia, zanaky Ahaba, taminy
Josafata: Aoka ny vahoakako
hiaraka amy ny vahoakanao any
an-tsambo. Fa tsy nety Josafata.
51 Ary Josafata lasa nodi-mandry
any amy ny razany, dia nalevina
tao amy ny razany tao an-Tanànany
Davida rainy izy; ary Jehorama
zanany no nanjaka nandimby azy.
52 Ahazia, zanaky Ahaba, vao
nanjaka tamy ny Isiraely tao Samaria
tamy ny taona fahafito amby
ny folo nanjakany Josafata, mpanjakan'
ny Joda; ary nanjaka roa taona
tamy ny Isiraely izy. 53 Ary nanao
izay ratsy eo imasony Jehovah izy,
fa nandeha tamy ny làlan' ny rainy
sy ny reniny ary tamy ny làlany
Jeroboama, zanaky Nebata, izay
nampanota ny Isiraely; 54 ary
nanompo any Bala izy, dia niankohoka
teo anatrehany ka nampahatezitra
any Jehovah, Andriamanitry
ny Isiraely, tahaka izay rehetra natao-drainy.

---

# MPANJAKA FAHAROA.

---

*Ny nahararianỳ Ahazia, sy ny nilazany Elia fa ho faty izy.*

I. ARY Moaba niodina tamy ny
Isiraely, rehefa maty Ahaba.
2 Ary Ahazia nianjera avy teo
amy ny makarakara teo amy ny
efi-trano ambony tao Samaria ka
narary; dia naniraka olona izy ka
nanao taminy hoe: Mandehana,
anontanio aminy Bala-zeboba, andriamanitry
Ekrona, na ho sitrana
hiany aho amin' ity aretiko ity, na
tsia.
3 Ary Ilay Anjeliny Jehovah
niteny taminy Elia Tisbita hoe:
Miaingà, miakara hihaona amy ny
iraky ny mpanjakany Samaria, ka
manaova aminy hoe: Izao no lazainy
Jehovah: Moa ataonareo fa tsy

misy Andriamanitra eo amy ny
Isiraely va, no mandeha hanontany
aminy Bala-zeboba, andriamanitry
Ekrona, hianareo? 4 Koa noho
izany dia tsy hidina hiala amy ny
farafara izay niakaranao hianao, fa
ho faty tokoa. Ary dia lasa Elia.
5 Dia niverina tany amy ny mpan-
jaka ny iraka, ka hoy izy taminy:
Nahoana re no niverina hianareo?
6 Ary hoy ireo taminy: Nisy lehi-
lahy niakatra nitsena anay ka nanao
taminay hoe: Mandehana miverina
any amy ny mpanjaka izay naniraka
anareo, ka lazao aminy hoe: Izao
no lazainy Jehovah: Moa ataonareo
fa tsy misy Andriamanitra eo amy
ny Isiraely, no maniraka hanontany
aminy Bala-zeboba, andriamanitry
Ekrona, hianareo? Koa noho izany
dia tsy hidina hiala amy ny farafara
izay niakaranao hianao, fa ho faty
tokoa. 7 Ary hoy izy taminy:
Lehilahy toy inona izay niakatra
nitsena anareo izay ka nilaza izany
teny izany taminareo? 8 Ary ireo
namaly azy hoe: Lehilahy mitafy
volom-biby izy, sady nisy fehin-kibo
hoditra tamy ny valahany. Dia hoy
izy: Elia Tisbita izay.
9 Ary ny mpanjaka naniraka
mpifehy dimam-polo anankiray mba-
my ny dimam-polo fehiny hankany
aminy. Dia niakatra tany aminy
izy; ka indro izy nipetraka teo an-
tampon' ny tendrombohitra; ary
niteny taminy ralehilahy hoe: Ry
lehilahin' Andriamanitra ô, midìna
hianao, antsoin' ny mpanjaka. 10
Fa Elia namaly ka nanao tamy
ny mpifehy dimam-polo hoe: Raha
lehilahin' Andriamanitra tokoa aho,
dia aoka hisy afo milatsaka avy
any an-danitra handevona anao sy
ny dimam-polo fehinao. Ary dia
nisy afo nilatsaka avy tany an-
danitra ka nandevona azy mbamy
ny dimam-polo fehiny.
11 Dia naniraka mpifehy dimam-
polo anankiray mbamy ny dimam-
polo fehiny hankany aminy koa
ny mpanjaka. Dia niteny izy
ka nanao taminy hoe: Ry lehilahin'
Andriamanitra ô, midìna faingana
hianao, antsoin' ny mpanjaka. 12
Fa namaly Elia ka nanao taminy
hoe: Raha lehilahin' Andriamanitra
tokoa aho, dia aoka hisy afo mila-
tsaka avy any an-danitra ka hande-
vona anao mbamy ny dimam-polo
fehinao. Ary dia nisy afon' An-
driamanitra nilatsaka avy tany an-
danitra ka nandevona azy mbamy ny
dimam-polo fehiny.
13 Ary dia naniraka mpifehy
dimam-polo anankiray koa indray
mbamy ny dimam-polo fehiny izy.
Dia niakatra ilay mpifehy dimam-
polo ka tonga, ary nandohalika teo
anatrehany Elia ka nifona taminy
nanao hoe: Masìna hianao, ry le-
hilahin' Andriamanitra ô, aoka ho
zava-tsoa eo imasonao ny aiko sy ny
ain' ireto mpanomponao dimam-polo
ireto. 14 Indro, efa nisy afo nila-
tsaka avy tany an-danitra ka nande-
vona ireo roa lahy mpifehy dimam-
polo ireo mbamy ny dimam-polo
fehiny avy; fa aoka kosa ho zava-
tsoa eo imasonao ny aiko ankehi-
triny. 15 Ary hoy Ilay Anjeliny
Jehovah taminy Elia: Midìna hiany
hiaraka aminy hianao; fa aza mata-
hotra azy.
Ary dia niainga izy ka nidina
niaraka taminy ho any amy ny
mpanjaka. 16 Ary hoy izy tamy
ny mpanjaka: Izao no lazainy Je-
hovah: Satria naniraka olona hanon-
tany aminy Bala-zeboba, andriama-
nitry Ekrona, hianao, hoatra ny
tsy misy Andriamanitra eo amy ny
Isiraely, dia tsy hidina hiala amy
ny farafara izay niakaranao hianao,
fa ho faty tokoa.
17 Ka dia maty izy araka ny
teniny Jehovah izay nolazainy Elia.
Ary satria tsy nanan-janaka izy,
dia Jorama no nanjaka nandimby
azy tamy ny taona faharoa nanja-
kany Jehorama, zanaky Josafata,
mpanjakan' ny Joda.
18 Ary ny asany Ahazia sisa izay
nataony, tsy efa voasoratra ao amy

ny bokin' ny tantaran' ny mpanjakan' ny Isiraely va izany?

*Ny nampakarana any Elia ho any an-danitra, sy ny fahagagana voalohany nataony Elisa.*

II. ARY nony efa hampakariny
Jehovah ho any an-danitra
amy ny tafio-drivotra Elia, dia niaranandeha
avy tany Gilgala izy sy
Elisa. 2 Ary hoy Elia taminy
Elisa : Masìna hianao, mijanòna eto;
fa Jehovah efa naniraka ahy hatrany
Betela. Fa hoy Elisa : Raha
velona koa Jehovah, ary raha velona
koa ny ainao, tsy handao anao mihitsy
aho. Ka dia nidina nankany
Betela izy roa lahy. 3 Ary nivoaka
nankany aminy Elisa ireo zanaky
ny mpaminany izay tao Betela ka
nanao taminy hoe : Fantatrao va fa
anio no hangalany Jehovah ny tomponao
hiala ho any ambonin' ny
lohanao. Dia hoy izy : Eny, fantatro
hiany koa izany, fa mangìna
hianareo.
4 Ary hoy Elia taminy : Masìna
hianao, ry Elisa, mijanòna eto; fa
Jehovah efa naniraka ahy ho any
Jeriko. Fa hoy Elisa : Raha velona
koa Jehovah, ary raha velona koa
ny ainao, tsy handao anao mihitsy
aho. Ka dia tonga tany Jeriko izy
roa lahy. 5 Ary ireo zanaky ny
mpaminany izay tao Jeriko nanatona
any Elisa ka nanao taminy hoe :
Fantatrao va fa anio no hangalany
Jehovah ny tomponao hiala ho any
ambonin' ny lohanao? Ary izy
namaly hoe : Eny, fantatro hiany
koa izany, fa mangìna hianareo.
6 Ary hoy Elia taminy : Masìna
hianao, mijanòna eto; fa Jehovah
efa naniraka ahy ho any Jordana.
Fa hoy Elisa : Raha velona koa Jehovah,
ary raha velona koa ny ainao,
tsy handao anao mihitsy aho. Ary
dia lasa nandeha izy roa lahy. 7
Ary nisy dimam-polo lahy, zanaky
ny mpaminany, nandeha, dia nijanona
tandrifiny teny lavitra eny;
fa izy roa lahy kosa nitsangana teo
amorony Jordana. 8 Ary Elia nandray
ny kapôtiny ka namalona azy,
dia nikapoka ny rano, ary nisaraka
roa ny rano, ka dia nita tamy ny
tany maina izy roa lahy.
9 Ary nony efa tafita izy roa
lahy, dia hoy Elia taminy Elisa :
Angataho izay hataoko ho anao,
dieny tsy mbola misaraka aminao
aho. Ary hoy Elisa : Masìna hianao,
aoka ny anjaran-droa amy ny
fanahinao mba ho ahy. 10 Fa hoy
izy : Sarotra ny nangatahinao; kanefa
raha mahita ahy misaraka
aminao hianao, dia ho anao hiany
izany; fa raha tsy izany kosa, dia
tsy ho anao izany.
11 Ary raha mbola nandeha sy
niresaka izy roa lahy, dia, indro,
nisy kalesy afo sy soavaly afo nampisaraka
azy roa lahy; ary Elia
niakatra tamy ny tafio-drivotra ho
any an-danitra.
12 Ary raha nahita izany Elisa,
dia niantso hoe : Ry ikaky ô, ry
ikaky ô, e ny kalesin' ny Isiraely sy
ny mpitaingin-tsoavaliny! Dia tsy
nahita azy intsony izy. Ary noraisiny
ny fitafiany ka notriariny roa.
13 Ary nalainy ny kapôtiny Elia
izay latsaka avy teny aminy, dia niverina
izy ka nitsangana teo amorony
Jordana. 14 Dia noraisiny Elisa
ny kapôtiny Elia, ilay latsaka avy
teny aminy, ka nakapony ny rano,
dia hoy izy : Aiza Jehovah, Andriamanitry
Elia? Eny, Elisa koa nikapoka
ny rano, dia nisaraka roa izany,
ka dia nita izy.

*Ny niverenany Elisa nankany Jeriko sy Betela, ary ny fahagagana nataony.*

15 ARY raha nahita azy ireo zanaky
ny mpaminany izay
nanandrify azy teo Jeriko, dia nanao
hoe : Ny fanahiny Elia efa mipetraka
aminy Elisa. Ary nandeha
nitsena azy ireo ka niankohoka tamy
ny tany teo anatrehany. 16 Dia
hoy ireo taminy : Indro, misy dimam-polo
lahy matanjaka ato amy

ny mpanomponao; masìna hianao,
aoka handeha hitady ny tomponao
ireo, fandrao naingain' ny Fanahiny
Jehovah izy ka nazerany any an-
tendrombohitra anankiray, na any
an-dohasaha anankiray. Fa hoy
izy: Aza maniraka hianareo. 17
Ary raha nanery azy ireo mandra-
pikaodikaodiny, dia hoy izy: Mani-
raha ary. Dia naniraka dimam-
polo lahy izy; ary nitady azy hate-
loana ireny, fa tsy nahita. 18 Ary
tonga tao aminy indray ireny, raha
mbola tao Jeriko hiany izy, dia hoy
izy taminy: Tsy nilaza taminareo
va aho nanao hoe: Aza mandeha?
19 Ary hoy ny mponina tao amin'
izany tanàna izany taminy Elisa:
Masìna hianao, indro, tsara toerana
ity tanàna ity, tompoko, araka
izao hitanao izao, saingy ratsy
rano, ary ny tany tsy mampaha-
vanon-anaka.[1] 20 Dia hoy izy:
Itondray lovia vaovao aho, ka asio
sira ao anatiny. Dia nentiny tany
aminy izany. 21 Ary nivoaka nan-
kany amin' ilay niandohan' ny rano
izy, dia nanipy sira tao ka nanao
hoe: Izao no lazainy Jehovah: Efa
nahatsara[2] ity rano ity Aho; tsy
hisy fahafatesana na tsi-fahavanonan-
anaka intsony hiseho eto. 22 Ka
dia tsara[3] ny rano mandraka andro
any araka ny teny nataony Elisa.
23 Ary dia niakatra avy tao izy
ka nankany Betela; ary nony nia-
katra teny an-dàlana izy, dia, indreo,
nisy ankizilahy madinika nivoaka
avy tao an-tanàna ka nanakora azy
hoe: Miakara, ry ilay sola; mia-
kara, ry ilay sola! 24 Ary nito-
dika izy ka nahita azy, dia nanozona
azy tamy ny anarany Jehovah. Ary
dia nisy beravavy roa avy tany an-
ala namiravira roa amby efa-polo
tamin' ireo ankizilahy madinika
ireo.
25 Dia niala teo Elisa ka nan-
kany an-tendrombohitra Karmela,
ary avy tao no niverenany ho any
Samaria.

*Ny nikambanany Jorama, mpan-
jakan' ny Isiraely, sy Josafata,
mpanjakan' ny Joda, hiady tamy
ny Moabita.*

III. ARY Jorama, zanaky Ahaba,
vao nanjaka tamy ny Isi-
raely tao Samaria tamy ny fahavalo
amby ny folo taona nanjakany Josa-
fata, mpanjakan' ny Joda, ary nan-
jaka roa amby ny folo taona izy. 2
Ary nanao izay ratsy eo imasony
Jehovah koa izy, nefa kosa tsy dia
tahaka an-drainy, na tahaka an-
dreniny; fa nanaisotra ilay tsangam-
batony Bala izay nataon-drainy izy;
3 nefa izy nikikitra tamy ny faho-
tany Jeroboama, zanaky Nebata,
izay nampanotany ny Isiraely, fa
tsy niala tamin' izany.
4 Ary Mesa, mpanjakany Moaba,
nanana ondry betsaka; ary nandoa
hetra ho any ny mpanjakan' ny Isi-
raely izy, dia zanak' ondry iray
hetsy sy ny volon' ondrilahy iray
hetsy.[4] 5 Fa rehefa maty Ahaba,
dia niodina tamy ny mpanjakan' ny
Isiraely ny mpanjakany Moaba.
6 Ary Jorama mpanjaka nivoaka
avy tany Samaria tamin' izany
andro izany ka nandamina ny Isira-
ely rehetra. 7 Ary nandeha izy,
dia naniraka tany aminy Josafata,
mpanjakan' ny Joda, ka nanao hoe:
Ny mpanjakany Moaba efa niodina
tamiko; koa mba hiaraka amiko va
hianao hiady aminy? Ary hoy izy:
Eny, handeha aho, fa tahaka ny
tenanao hiany aho, ka ny oloko dia
olonao, ary ny soavaliko dia soava-
linao. 8 Ary hoy izy: Aiza ary no
làlana halehantsika? Ary izy na-
maly hoe: Ilay mamaky ny efitry
Edoma.
9 Dia nandeha ny mpanjakan' ny
Isiraely sy ny mpanjakan' ny Joda
ary ny mpanjakany Edoma; ary

[1] *Na:* tsy mahavanom-boly. [2] *Heb.* nahasitrana. [3] *Heb.* sitrana.
[4] *Na:* ny volon-janak' ondry iray hetsy sy ny ondrilahy iray hetsy.

nandeha nanodidina làlan-kafitoana
izy; ary tsy nisy rano ho any ny
miaramila sy ny biby fiompy izay
nentiny. 10 Dia hoy ny mpanjakan'
ny Isiraely: Indrisy! Jehovah efa
niantso ireto mpanjaka telo ireto
mba hatolony eo an-tànany Moaba.
11 Ary hoy Josafata: Tsy misy
mpaminaniny Jehovah va eto hanon-
taniantsika aminy Jehovah? Ary
nisy anankiray tamy ny mpanom-
pon' ny mpanjakan' ny Isiraely
namaly ka nanao hoe: Ato hiany
Elisa, zanaky Safata, ilay mpanondra-
drano ny tànany Elia. 12 Ary hoy
Josafata: Ao amin' izy io tokoa ny
teniny Jehovah. Dia nidina nan-
kany aminy Elisa ny mpanjakan' ny
Isiraely sy Josafata ary ny mpanja-
kany Edoma.
13 Ary hoy Elisa tamy ny mpan-
jakan' ny Isiraely: Moa mifaninona
akory izaho sy hianao? Mandehana
any amy ny mpaminanin-drainao sy
ny mpaminanin-dreninao hianao. Fa
hoy ny mpanjakan' ny Isiraely
taminy: Tsia, fa Jehovah efa nian-
tso ireto mpanjaka telo ireto mba
hatolony eo an-tànany Moaba. 14
Dia hoy Elisa: Raha velona koa
Jehovah, Tompon' ny maro, Izay
itsanganako eo anatrehany, raha tsy
noho ny fanajako any Josafata,
mpanjakan' ny Joda, dia tsy hana-
trika anao na hijery anao akory
aho. 15 Nefa itondray mpitendry
lokanga aho.
Ary rehefa nitendry ilay mpiten-
dry lokanga, dia nanindry any Elisa
ny tànany Jehovah. 16 Ary hoy
Elisa: Izao no lazainy Jehovah:
Ataovy feno lavaka ity lohasahan-
driaka ity. 17 Fa hoy Jehovah:
Tsy hahita rivotra na ranonorana
akory hianareo; nefa ho feno rano
io lohasahan-driaka io, mba hoso-
troinareo, dia hianareo sy ny ombi-
nareo ary ny biby fiompinareo. 18
Ary ho zavatra kely hiany eo ima-
sony Jehovah izany; fa hanolotra
ny Moabita eo an-tànanareo koa Izy.
19 Ary handrava ny tanàna mimanda
rehetra sy ny tanàna soa rehetra
hianareo sady hikapa ny hazo tsara
rehetra sy hanampina ny loharano
rehetra ary hanipy vato amy ny
tany soa rehetra ho fanimbana
azy.
20 Ary nony maraina, tokony ho
tamy ny fotoana fanaterana ny
fanatitra, dia, indro, nisy rano tokoa
tonga avy tamy ny làlana mankany
Edoma, ka feno rano ny tany.
21 Ary rehefa ren' ny Moabita
rehetra fa avy miakatra hiady aminy
ireo mpanjaka ireo, dia nivory izy
hatramin' izay rehetra nahatam-pia-
diana [1] no ho miakatra, ka dia nian-
dry teo amy ny sisin-taniny. 22
Ary nony nifoha maraina koa ny
Moabita, sady efa niposaka ny maso-
andro ka nitaratra tamy ny rano,
dia hitany ny rano tandrifiny fa
mena tahaka ny ra. 23 Dia hoy
izy: Ra io! efa nifandringana tokoa
ireo mpanjaka ireo, ary efa nifamely
izy rehetra; koa mamaboa amin'
izao, ry Moaba. 24 Kanjo nony
efa tonga teo an-tobin' ny Isiraely
izy, dia nitsangana ny Isiraely ka
namely ny Moabita, dia nandositra
teo anoloany ireo; fa ny Isiraely
niditra hatrany amy ny tanin' ny
Moabita ka mbola namely azy hiany.
25 Dia nandrava ny tanàna izy—
ary samy nanipy vato tamy ny tany
soa rehetra ka nahafeno azy, ary
nanampina ny loharano rehetra koa
izy sady nikapa ny hazo tsara rehe-
tra—mandra-paha-tsy nisy vato in-
tsony afa-tsy ny tao Kira-haresa
hiany; ary na dia io aza dia nohodi-
dinin' ny mpandefa antsamotady ka
nasiany.
26 Ary rehefa hitan' ny mpanja-
kany Moaba fa tsy tohany ny ady,
dia nitondra fiton-jato lahy nahay
sabatra nomba azy izy mba hani-
vakivaka hitsin' ny mpanjakany
Edoma; nefa tsy afaka izy. 27 Ary

[1] *Heb.* nahasikina.

nalainy ny zanany lahimatoa izay
natao hanjaka handimby azy ka
nateriny ho fanatitra odorana teo
ambonin' ny mànda. Dia niharan'
ny fahatezerana mafy ny Isiraely ka
niala taminy ary niverina ho any
amy ny taniny.

*Ny nampitomboany Elisa ny diloilon' ilay vehivavy maty vady.*

IV. ARY nisy vehivavy anan-
kiray, vadin' ny zanaky
ny mpaminany, nitaraina taminy
Elisa hoe: Maty ny vadiko mpa-
nomponao; ary hianao mahalala fa
natahotra any Jehovah ny mpanom-
ponao; nefa tonga ny tompon-trosa
haka ny zanako mirahalahy ho ande-
vony. 2 Dia hoy Elisa taminy:
Inona ary no hataoko ho anao?
Lazao amiko: inona avy no anana-
nao ao an-trano? Fa hoy ravehi-
vavy: Ny ankizivavinao tsy manana
na inona na inona ao an-trano afa-
tsy diloilo iray tavoara monja. 3
Ary hoy izy: Andeha mindram-
bilany amy ny namanao rehetra
manodidina, dia vilany tsy misy
zavatra, nefa aza atao vitsy. 4 Ary
rehefa tafiditra hianao, dia aoka
hirindrim-baravarana hianao sy izy
mirahalahy zanakao, ary manidìna
amin' izany vilany rehetra izany,
dia atokàny izay feno. 5 Dia niala
teo aminy ravehivavy ka nirindrim-
baravarana mbamin' izy mirahalahy
zanany, ary izy mirahalahy nitondra
ny vilany ho any aminy, fa reniny
kosa nanidina ny diloilo. 6 Ary
nony feno ny vilany, dia hoy izy
tamy ny zanany: Itondray vilany
iray koa aho. Fa hoy kosa ireo
taminy: Tsy misy vilany intsony.
Ary dia nitsahatra ny diloilo. 7
Dia avy ravehivavy ka nilaza tamy
ny lehilahin' Andriamanitra. Ary
hoy kosa izy: Mandehana, amidio
ny diloilo, ka anefao izay trosan'
olona aminao, ary izay sisa dia hive-
lomanao sy ny zanakao.

*Ny amin' ilay vehivavy Sonemita sy ny zanany.*

8 ARY tamy ny indray andro
Elisa dia nankany Sonema,
ary nisy vehivavy mpanan-karena
teo izay nanery azy hihinan-kanina.
Ary isaky ny mandalo izy, dia nivily
nankao aminy hihinan-kanina. 9
Ary hoy ravehivavy tamy ny lahy:
Indro, fantatro fa masina sady lehi-
lahin' Andriamanitra ilay mpandalo
eto amintsika mandrakariva. 10
Masìna hianao, andeha isika hanao
efi-trano kely ambony rihana; ary
hasiantsika fandriana sy latabatra
sy seza ary fanaovan-jiro ho azy ao;
ary raha tonga eto amintsika izy,
dia ao no hipetraka.

11 Ary tamy ny indray andro
dia tonga tao Elisa ka nipetraka tao
amin' ilay efi-trano ambony ary nan-
dry tao. 12 Ary hoy izy taminy
Gehazy zatovony: Antsoy ilay Sone-
mita. Ary rehefa nantsoiny ravehi-
vavy, dia nitsangana teo anatrehany
izy. 13 Ary hoy Elisa taminy Ge-
hazy: Mba lazao amin-dravehivavy
hoe: Indro, efa niahy anay tamin'
izao fiahiana rehetra izao hianao, koa
inona kosa no mba hatao ho anao?
Tianao holazaina amy ny mpanjaka
va hianao, na amy ny komandin' ny
miaramila? Dia namaly ravehivavy
hoe: Mitoetra atỳ amy ny fireneko
aho. 14 Ary hoy Elisa: Fa inona
ary no hatao ho anao? Dia namaly
Gehazy hoe: Tsy hitanao va fa tsy
manan-janaka izy, sady efa antitra
ny lahy? 15 Ary hoy Elisa: An-
tsoy ary izy. Ary nony nantsoiny
izy, dia nitsangana teo am-barava-
rana. 16 Dia hoy izy: Raha mby
amy ny fotoana, raha avy ny taona
toy izao, dia hitrotro zazalahy hianao.
Ary hoy ravehivavy: Tsia, ry tom-
poko, lehilahin' Andriamanitra, aza
mandainga amy ny ankizivavinao.
17 Koanefa nanan-anaka tokoa rave-
hivavy, ka nony niherina ny taona,
dia tera-dahy izy tamin' ilay fotoana
nolazainy Elisa taminy.

18 Ary nony efa lehibe ny zaza,
dia nankany amy ny rainy tany
amy ny mpijinja vary izy indray
andro. 19 Ary hoy izy tamin-
drainy: Edrey! ny an-dohako! ny
an-dohako! Ary hoy rainy tamy ny
zatovo anankiray: Ento ho any
amin-dreniny izy. 20 Dia notro-
troin' ilay zatovo izy ka nentiny ho
any amin-dreniny, ary nampofoiny
izy mandra-pitataovovonan' ny an-
dro, dia maty. 21 Ary ravehivavy
niakatra ka nampandry azy teo amy
ny fandrian' ilay lehilahin' Andria-
manitra, dia narindriny ny trano, ka
nivoaka izy.

22 Ary niantso ny vadiny izy ka
nanao hoe: Masìna hianao, asaovy
misy zatovo anankiray mankaty
amiko mitondra borikivavy anan-
kiray, fa handeha faingana ho any
amy ny lehilahin' Andriamanitra
aho, dia hiverina indray. 23 Fa
hoy ny lahy: Inona no hankanesa-
nao any aminy anio, nefa tsy mba
andro tsinam-bolana na Sabata tsi-
nona izao? Ary hoy ravehivavy:
Ka nahoana aza? 24 Ary ravehi-
vavy dia nanisy lasely ny borikivavy,
ka hoy izy tamy ny zatovony: Am-
pandehano izy, ka mizora; aza mia-
hotrahotra akory amy ny fampande-
hananao azy, raha tsy ampijanoniko
hianao. 25 Dia lasa ravehivavy
nankany amy ny lehilahin' Andria-
manitra tany an-tendrombohitra
Karmela.

Ary raha vao tazan' ny lehilahin'
Andriamanitra avy erỳ izy, dia hoy
izy taminy Gehazy zatovony: Ilay
Sonemita lahy irỳ; 26 masìna hianao,
mihazakazaha hitsena azy, ka ataovy
aminy hoe: Tsara hiany va hianao?
Tsara hiany va ny vadinao? Tsara
hiany va ny zazalahy? Ary hoy
ny famaliny: Tsara hiany. 27 Ary
rehefa tonga tany amy ny lehilahin'
Andriamanitra tany an-tendrombo-
hitra izy, dia nandray ny tongony;
fa Gehazy nanatona hampiala azy.
Nefa hoy ny lehilahin' Andriamani-
tra: Avelao hiany izy, fa ory ny
fanahiny ao anatiny, ary Jehovah
efa nanafina izany tamiko, fa tsy
nanambara tamiko. 28 Dia hoy
ravehivavy: Moa naniry zaza tami-
nao va aho, tompoko? Tsy hoy va
aho: Aza mamitaka ahy?

29 Ary hoy izy taminy Gehazy:
Misikìna, ary ento eny an-tànanao
ny tehiko, ka mandehana; raha mi-
fanena amin' olona hianao, aza mia-
rahaba azy; ary raha misy miara-
haba anao, aza mamaly azy akory;
ary apetraho eo amy ny tavan' ny
zazalahy ny tehiko. 30 Ary hoy
ny renin' ny zazalahy: Raha velona
koa Jehovah, ary raha velona koa
ny ainao, dia tsy hiala aminao mihi-
tsy aho. Ary ilay lehilahin' An-
driamanitra nitsangana ka nanaraka
azy. 31 Ary Gehazy nialoha azy
ka nametraka ny tehina teo amy ny
tavan' ny zazalahy; fa tsy nisy feo
na faharenesana. Dia niverina ni-
tsena azy indray izy ka nilaza taminy
hoe: Tsy mahatsiaro akory ny zaza-
lahy.

32 Ary rehefa tonga tao an-trano
Elisa, indro, maty ny zazalahy sady
nampandrina teo am-pandriany. 33
Ary niditra izy, ka nirindrim-bara-
varana tao izy roa lahy, ary Elisa
nivavaka taminy Jehovah. 34 Ary
niakatra izy ka nandry niampatra
tambonin' ny zazalahy, ka ny vavany
nataony tamy ny vavany, ary ny
masony tamy ny masony, ary ny
tànany tamy ny tànany, ka dia na-
fana ny tenan' ny zazalahy. 35
Dia niasa-dia tao an-trano izy ary
niverina niampatra taminy indray;
dia nievina impito ny zazalahy, ary
nihiratra ny masony. 36 Ary Elisa
niantso any Gehazy ka nanao hoe:
Antsoy ilay Sonemita. Dia nan-
tsoiny izy. Ary rehefa tafiditra tao
aminy izy, dia hoy Elisa: Raiso ny
zanakao. 37 Dia niditra ravehivavy
ka niantoraka tamy ny tongony
sady niankohoka tamy ny tany, dia
nandray ny zanany izy ka lasa
nivoaka.

*Ny nanatsarany Elisa ilay hanina saiky nahafaty, sy ny nampitomboany ny mofo roa-polo hahavoky ny olona zato lahy.*

38 ARY Elisa niverina nankany
Gilgala; ary nisy mosary
tamy ny tany; ary ny zanakalahin'
ny mpaminany nipetraka teo anatre-
hany, ka hoy izy tamy ny zatovony:
Ataovy eo an-tokoana ny vilany
lehibe, ary mahandroa hanina ho any
ny zanakalahin' ny mpaminany. 39
Ary ny anankiray nivoaka tany an-
tsaha hitsongo anana ka nahita
voantangomboalavo maniry ho azy,
dia nanangona voany iray trotroana
avy amin' io; ary nony tonga izy,
dia nosolatsolarany narotsany tao
amy ny vilany nisy ny hanina, fa
tsy nisy nahafantatra. 40 Ka dia
noloarany hohanin' ny olona izany.
Ary raha mbola nihinana izy, dia
nitaraina hoe: Ry lehilahin' Andria-
manitra ô, misy mahafaty[1] ao am-
bilany. Ary tsy azony nohanina.
41 Fa hoy Elisa: Itondray koba.
Dia narotsany tao am-bilany ny
koba, ka hoy izy: Andoary amin'
izao ny olona hohaniny. Ary dia
tsy nisy zavatra nampaninona in-
tsony tao am-bilany.
42 Ary nisy lehilahy avy tany
Bala-salisa nitondra mofo avy amy
ny voaloham-bokatra ho any ny
lehilahin' Andriamanitra, dia mofo
vary hordea roa-polo sy salohim-bary
maitso tao an-kitapo. Dia hoy Elisa:
Omeo ny olona hohaniny ireny. 43
Fa hoy kosa ny mpanompony: Ha-
taoko ahoana no fametraka ity eo
anoloan' ny zato lahy? Ary hoy
indray Elisa: Omeo hiany ny olona
hohaniny; fa izao no lazainy Jeho-
vah: Hihinana izy, ary mbola hisy
sisa tsy lany. 44 Dia narosony teo
anoloany, ka dia nihinana izy, ary
mbola nisy sisa tsy lany aza araka
ny teniny Jehovah.

*Ny nanasitranana any Namàna, sy ny nampijaliana any Gehazy noho ny ratsy nataony.*

V. ARY Namàna, komandin' ny
miaramilan' ny mpanja-
kany Syria, dia olona lehibe teo
anatrehan' ny tompony sady nanan-
kaja, satria izy no namonjeny Je-
hovah any Syria; ary lehilahy ma-
hery izy, nefa kosa boka. 2 Ary
ny Syriana nivoaka nanao an-tokony
ka nitondra ny zazavavy kely anan-
kiray babo avy tany amy ny tanin'
ny Isiraely; ary nanompo ny vadiny
Namàna io. 3 Ary hoy io tamy ny
tompovaviny: Enga anie ka mba
ao amy ny mpaminany izay any Sa-
maria ny tompoko! dia hahasitrana
azy amy ny habokany izy.
4 Ary niditra Namàna ka nilaza
tamy ny tompony hoe: Izany ka
izany no nolazain' ilay zazavavy
izay avy tany amy ny tanin' ny
Isiraely. 5 Dia hoy ny mpanjakany
Syria: Andeha ary mandeha, fa
hampitondra taratasy ho any amy
ny mpanjakan' ny Isiraely aho.
Dia lasa izy sady nitondra talenta
volafotsy folo sy volamena enina
arivo sekely ary akanjo impolo
miova teny an-tànany. 6 Ary izy
nitondra ny taratasy ho any amy
ny mpanjakan' ny Isiraely nanao
hoe: Ary raha tonga atỳ aminao ity
taratasy ity, dia ho fantatrao fa efa
nampandeha any Namàna mpanom-
poko aho hankaty aminao, koa
sitrano amy ny habokany izy.
7 Ary nony efa novakin' ny
mpanjakan' ny Isiraely ny taratasy,
dia nandriatra ny fitafiany izy ka
nanao hoe: Andriamanitra va aho
ka hahafaty na hahavelona, no ani-
rahan' ilehiny atỳ amiko mba haha-
sitrana olona amy ny habokany?
Koa masìna hianareo, fantaro sy
izahao fa mila ady amiko mihitsy
izy.
8 Ary rehefa reny Elisa, lehila-

[1] *Heb.* fahafatesana.

hin' Andriamanitra, fa nandriatra
ny fitafiany ny mpanjakan' ny Isi-
raely, dia naniraka tany amy ny
mpanjaka izy ka nanao hoe: Na-
hoana no nandriatra ny fitafianao
hianao? Aoka izy hankaty amiko,
dia ho fantany fa misy mpaminany
tokoa ao amy ny Isiraely.
9 Ary dia nandeha Namàna niton-
dra ny soavaliny sy ny kalesiny ka
nijanona teo am-baravaran' ny tra-
nony Elisa. 10 Ary Elisa naniraka
olona tany aminy hilaza hoe: Man-
dehana, mandroa impito ao Jordana,
dia hody aminao indray ny nofonao,
ka hadio hianao. 11 Fa tezitra
Namàna, dia lasa ka nanao hoe:
Indro, nataoko fa hivoaka hankaty
amiko mihitsy izy ka hitsangana ary
hiantso ny anarany Jehovah Andria-
maniny sady hanevaheva ny tànany
eo ambonin' ny aretina ka hahasi-
trana ny boka. 12 Tsy tsara noho
ny ranon' ny Isiraely rehetra va
Abana sy Farpara, oniny Damasko-
sy? Tsy mahazo mandro ao amin'
ireo va aho ka hadio? Dia niho-
dina izy ka lasa an-katezerana.
13 Dia nanatona ny mpanompony
ka niteny taminy hoe: Ry ikaky ô,
na dia zavatra lehibe aza no nasain'
ny mpaminany ho nataonao, moa tsy
mba ho nataonao va izany? koa
mainka va, raha hoy izy aminao:
Mandroa, dia hadio hianao? 14
Dia nidina izy ka nisitrika tao Jor-
dana impito araka ny tenin' ny lehi-
lahin' Andriamanitra; ary ny no-
fony dia tonga tahaka ny nofon-
jazakely indray, ka nadio izy.
15 Ary niverina nankao amy ny
lehilahin' Andriamanitra izy mba-
min' izay rehetra nanaraka azy, dia
tonga tao ary nitsangana teo anatre-
hany ka nanao hoe: Indro, fantatro
fa tsy misy Andriamanitra amy ny
tany rehetra, afa-tsy ato amy ny
Isiraely hiany; koa masìna hianao,
raiso ny saotra aterin' ny mpanom-
ponao. 16 Fa hoy izy: Raha velona
koa Jehovah, Izay itsanganako eo
anatrehany, tsy handray mihitsy
aho. Ary nanery azy handray izy;
fa tsy nety Elisa.
17 Ary hoy Namàna: Masìna
hianao, moa tsy homena tany zakan'
ny ampondra roa va izaho mpanom-
ponao? fa ny mpanomponao tsy
mba hanatitra fanatitra odorana na
fanatitra hafa intsony ho any ny
andriamani-kafa, fa ho any Jehovah
hiany. 18 Nefa ny amin' izao za-
vatra izao dia aoka havelany Jeho-
vah ny heloky ny mpanomponao:
raha ny tompoko miditra ao an-
tranony Rimona hiankohoka ao ary
mitehina amy ny tànako, ka mba
miankohoka ao an-tranony Rimona
aho,—raha miankohoka ao aho, Je-
hovah anie hamela ny heloky ny
mpanomponao amin' izany zavatra
izany. 19 Ary hoy izy taminy:
Mandehana soa aman-tsara.
Ary dia niala taminy izy ka lasa
lavidavitra.[1] 20 Fa hoy Gehazy,
zatovony Elisa, lehilahin' Andria-
manitra: Indro, ny tompoko namela
fotsiny ity Namàna Syriana [2] ity ka
tsy nandray tamy ny tànany izay
zavatra nentiny; fa raha velona koa
Jehovah, dia hihazakazaka hanaraka
azy aho ka handray zavatra aminy.
21 Ka dia lasa Gehazy nanaraka
any Namàna. Ary nony tazany
Namàna avy mihazakazaka mana-
raka azy izy, dia niala faingana tamy
ny kalesy hitsena azy izy ka nanao
hoe: Tsara hiany va? 22 Ary hoy
izy: Tsara hiany; kanefa ny tom-
poko naniraka ahy hilaza hoe: In-
dro ankehitriny misy zatovo roa
lahy amy ny zanaky ny mpaminany
tonga atỳ amiko avy any amy ny
tany havoany Efraima; koa masìna
hianao, omeo talenta volafotsy sy
fitafiana indroa miova izy. 23 Ary
hoy Namàna: Aoka handray talenta
roa hianao. Ary nanery azy izy
sady namehy talenta volafotsy roa
tao anaty kitapo roa mbamy ny

[1] *Heb.* kibra iray, *anaram-pandrefesana tokony ho maily iray.* [2] *Heb.* Aramiana.

fitafiana indroa miova, ka nampiton-
drainy ny zatovony roa lahy izany;
ary nitondra izany teo alohany ireo.
24 Fa nony tonga tao amy ny havoa-
na izy, dia nalainy teny an-tànany
izany ka napetrany tao an-trano;
ary dia nampandehaniny ireo, ka
dia lasa izy. 25 Fa Gehazy kosa
niditra ka nitsangana teo anatrehan'
ny tompony.

Ary hoy Elisa taminy: Avy taiza
hianao, ry Gehazy? Dia hoy izy:
Tsy avy taiza tsy avy taiza ny mpa-
nomponao. 26 Fa hoy kosa Elisa
taminy: Tsy niaraka taminao hiany
va ny foko tamin' ilay nihodina
niala tamy ny kalesy hitsena anao
ralehilahy? Moa andro fandraisam-
bola, na fandraisana fitafiana, na
taninoliva, na tanimboaloboka, na
ondry aman-osy, na omby, na anki-
zilahy, na ankizivavy va izao? 27
Koa ny habokany Namàna dia
hiraikitra aminao sy ny taranakao
mandrakizay. Ary niala teo ana-
trehany izy ka, indro, fa boka *fotsy*
toy ny orampanala.

*Ny nampitsinkafonany Elisa ilay lela-famaky latsaka tany anaty rano.*

VI. ARY hoy ireo zanaky ny
mpaminany taminy Elisa:
Indro, tsy omby anay ny toerana
izay itoeranay eto aminao. 2 Masìna
hianao, aoka hankany Jordana iza-
hay, ka samy haka hazo iray avy
any, dia hanao trano ho anay any
mba hitoeranay. Ary hoy izy:
Mandehana ary hianareo. 3 Fa
hoy ny anankiray: Masìna hianao,
aoka mba hiaraka amy ny mpanom-
ponao ho any koa hianao. Ary izy
namaly hoe: Handeha hiany aho.
4 Ka dia niaraka taminy izy.

Ary nony tonga tany Jordana
ireo, dia nikapa hazo. 5 Fa nony
nikapa hazo ny anankiray, dia la-
tsaka tany anaty rano ny lela-
famaky;[1] ka dia nitaraina hoe izy:
Indrisy, tompoko, nindramina iny.
6 Ary hoy ny lehilahin' Andria-
manitra: Taiza no nahalatsahany?
Dia natorony azy izay nahalatsa-
hany. Ary Elisa nanapaka hazo,
ka natsipiny teo, dia nitsinkafona
ilay lela-famaky. 7 Ary hoy izy:
Indro, raisonao izy. Dia narosony
ny tànany, ka noraisiny.

*Ny nataony Elisa hamonjena ny Isiraely tamin' izy niadian' ny Syriana.*

8 ARY ny mpanjakany Syria
niady tamy ny Isiraely ka
nilaza tamy ny mpanompony hoe:
Any Ananona no hitobiako. 9
Ary ilay lehilahin' Andriamanitra
kosa naniraka tany amy ny mpan-
jakan' ny Isiraely nanao hoe: Tan-
dremo fandrao mankany Ananona
hianao; fa any no hidinan' ny Sy-
riana. 10 Ary ny mpanjakan' ny
Isiraely naniraka tany amin' izay
nolazain' ny lehilahin' Andriama-
nitra taminy sy nananarany azy, ka
nampiambina tany tsy indray man-
deha, na indroa aza.

11 Dia sosotra indrindra ny fon'
ny mpanjakany Syria noho izany
zavatra izany; koa niantso ny mpa-
nompony izy ary nanao taminy hoe:
Tsy hambaranareo ahy va izay eto
amintsika momba ny mpanjakan'
ny Isiraely? 12 Ary hoy ny mpa-
nompony anankiray: Tsy misy, ry
mpanjaka tompoko; fa Elisa mpa-
minany ao amy ny Isiraely hiany no
milaza amy ny mpanjakan' ny Isi-
raely na dia izay teny lazainao ao
amy ny trano fandrianao aza. 13
Ary hoy ny mpanjaka: Andeha,
izahao izay itoerany mba hanirahako
hisambotra azy. Ary nolazaina ta-
miny hoe: Indro, ao Dotana izy.

14 Ary dia nampandeha soavaly
sy kalesy ary miaramila be ho any
izy; ka tonga alina ireo ary nano-
didina ny tanàna. 15 Ary rehefa
nifoha maraina koa ny zatovon' ny
lehilahin' Andriamanitra ka nivoa-

[1] *Heb.* ny vy.

ka, dia, indreo, nisy miaramila sy
soavaly ary kalesy manodidina ny
tanàna. Dia hoy ilay zatovo ta-
miny: Indrisy, tompoko! Ahoana
no hataontsika? 16 Ary hoy Elisa:
Aza matahotra; fa ny momba an-
tsika dia be noho ny momba azy.
17 Ary Elisa nivavaka hoe: Je-
hovah ô, mifona aminao aho, ampa-
hirato ny masony mba hahitany.
Ary Jehovah nampahiratra ny ma-
son' ilay zatovo; ary dia nahita izy,
ka, indro, ny tendrombohitra feno
soavaly sy kalesy afo manodidina
any Elisa.
18 Dia nidina nankany aminy
ireo, ary Elisa nivavaka taminy Je-
hovah ka nanao hoe: Mifona ami-
nao aho, ataovy manjambena ireto
olona ireto. Ary dia nataony man-
jambena ireo araka ny teniny Elisa.
19 Ary hoy Elisa taminy: Tsy ity
no làlana, ary tsy ity no tanàna; fa
manaraha ahy hianareo, dia hitondra
anareo ho any amy ny lehilahy
tadiavinareo aho. Dia nentiny nan-
kany Samaria ireo. 20 Ary rehefa
tonga tany Samaria izy ireo, dia hoy
Elisa: Jehovah ô, ampahirato ny
mason' ireto mba hahitany. Ary
Jehovah nampahiratra ny masony,
dia nahita izy; ka, indro, tao afo-
voany Samaria izy.
21 Ary nony nahita azy ny mpan-
jakan' ny Isiraely, dia hoy izy ta-
miny Elisa: Ry ikaky ô, hasiako va
izy, hasiako va izy? 22 Fa izy
namaly hoe: Aza asianao izy; moa
asianao izay nobaboinao tamy ny
sabatrao sy ny tsipìkanao? Rosoy
mofo sy rano eo anoloany mba ho-
haniny sy hosotroiny ary handeha-
nany any amy ny tompony. 23
Dia nanao fanasana lehibe ho azy
ny mpanjaka; ary rehefa nihinana
sy nisotro ireo, dia nampandehaniny,
ary dia nankany amy ny tompony
izy. Koa dia tsy nankany amy ny
tanin' ny Isiraely intsony ny mpi-
toha adiny Syria.

*Ny nataony Elisa tamy ny nisian' ny mosary mafy tany Samaria.*

24 ARY rehefa afaka izany, Beni-
hadada, mpanjakany Syria,
namory ny miaramilany rehetra, dia
niakatra ka nanao fahirano any Sa-
maria. 25 Dia nisy mosary mafy
tany Samaria; fa, indro, nanao
fahirano azy ireo mandra-pahaton-
gan' ny loham-boriky ho lafo sekely
valo-polo sy ny taim-boromailala
ampahefatry ny kaba ho sekely
dimy.
26 Ary raha nitsangantsangana
teny ambonin' ny mànda ny mpan-
jakan' ny Isiraely, dia nisy vehivavy
nitaraina taminy hoe: Vonjeo aho,
ry mpanjaka tompoko. 27 Ary
hoy ny mpanjaka: Raha tsy von-
jeny Jehovah hianao, aiza no ha-
monjeko anao? Amy ny famoloana
va, sa amy ny famiazam-boaloboka?
28 Ary hoy koa ny mpanjaka ta-
miny: Inona ary no alahelonao?
Ary ravehivavy namaly hoe: Hoy
ity vehivavy ity tamiko: Aiza ny
zanakao hohanintsika anio, ary ny
zanako kosa hohanintsika raham-
pitso. 29 Ka dia nandrahoinay ny
zanako ka nohaninay; ary nony
ampitso, dia hoy izaho taminy: Aiza
kosa ny zanakao mba hohanintsika;
kanjo nafeniny ny zanany.
30 Ary nony nandre ny tenin-
dravehivavy ny mpanjaka, dia nan-
driatra ny fitafiany; ary nitsangan-
tsangana teny ambonin' ny mànda
izy, ka hitan' ny olona fa, indro,
lamba fisaonana[1] no nataony ma-
nolo-koditra. 31 Dia hoy izy: Ha-
taon' Andriamanitra amiko anie
izany, eny, mihoatra noho izany aza,
raha tsy hotapahina anio ny lohany
Elisa, zanaky Safata.
32 Fa Elisa nipetraka tao an-
tranony, ary ny loholona nipetraka
tao aminy; ary ny mpanjaka nani-
raka olona avy teo aminy; fa raha
tsy mbola tonga tany aminy Elisa

[1] *Heb.* lamba malailay.

iny iraka iny, dia hoy izy tamy ny
loholona: Hitanareo va ny nanira-
han' ity zanaky ny mpamono olona
ity hanapaka ny lohako? Izahao,
ka raha avy ny iraka, dia arindrino
ny varavarana, ary atoseho mafy
hisakana azy; tsy eo aoriany koa
va ny fingadongadon' ny tongotry
ny tompony? 33 Ary raha mbola
niresaka taminy izy, indro, nidina
nankao aminy ny iraka ka nanao
hoe: Indro, izao loza izao avy aminy
Jehovah; ka inona intsony no anan-
tenako any Jehovah?

VII. Fa hoy kosa Elisa: Mihainoa
ny teniny Jehovah hianareo:
Izao no lazainy Jehovah: Raham-
pitso toy izao dia ho sekely iray ny
vidin' ny koba tsara toto eran' ny
famarana,[1] ary ho sekely iray koa
ny vidin' ny vary hordea indroan'
ny famarana [1] ao am-bavahadiny
Samaria.

2 Fa namaly ny lehilahin' Andria-
manitra ilay mpanafika malaza izay
nitehenan' ny mpanjaka tamy ny
tànany ka nanao hoe: Indro, na
dia hanao varavarankely amy ny
lanitra aza Jehovah, dia hisy izany
zavatra izany va? Ary hoy Elisa:
Indro, ho hitan' ny masonao indrin-
dra izany, nefa tsy mba hihinananao.

3 Ary nisy boka efa-dahy teo
anoloan' ny vavahady nifampiresaka
hoe: Ahoana no ipetrahantsika
foana eto mandra-pahafatintsika? 4
Raha hoy isika: Hankato an-tanàna
isika, dia misy mosary ao an-tanàna,
ka ho faty ao isika; ary raha hipe-
traka eto isika, dia ho faty hiany
koa. Koa andeha isika hankany
amy ny tobin' ny Syriana; ka raha
mamelona antsika moa izy, dia ho
velona isika; fa raha mamono
antsika kosa izy, dia ho faty hiany
isika. 5 Dia niainga izy rehefa
takariva hankany amy ny tobin' ny
Syriana; ary nony tonga teny an-
tsisin' ny toby izy, indro, tsy nisy
olona akory tao. 6 Fa Jehovah
efa nampandre ny miaramilan' ny
Syriana ny fikodiadian-kalesy sy ny
fandehan' ny soavaly, dia ny firo-
dondrodon' ny miaramila be; ary
niresaka hoe izy: Injao, fa ny mpan-
jakan' ny Isiraely efa nanamby ny
mpanjakan' ny Hetita sy ny mpan-
jakan' ny Egyptiana hiady amin-
tsika. 7 Dia niainga izy ka riatra
nandositra tamin' iny takariva iny
hiany, ary nilaozany fotsiny ny
tobiny, dia ny lainy sy ny soavaliny
ary ny borikiny, ka lasa nandositra
hamonjy ny ainy izy. 8 Ary re-
hefa tonga teny an-tsisin' ny toby
ireo boka ireo, dia niditra tao amy
ny lay anankiray izy ka nihinana
sy nisotro, dia naka volafotsy sy
volamena ary fitafiana, dia nandeha
ka nanafina izany; ary nandeha
indray izy ka niditra tao amy ny
lay anankiray koa sady naka avy
tao, dia nandeha ka nanafina izany
koa.

9 Dia nifampilaza hoe izy: Tsy
mety izao ataontsika izao; ity andro
ity dia andro filazana ny mahafaly,
nefa mangina isika; raha hitoetra
eto mandra-pahamarain' ny andro
isika, dia hanan-keloka; fa andeha
isika hilaza ao an-tranon' ny mpan-
jaka. 10 Dia avy izy ka niantso
ny mpiambina ny vavahadin-tanàna
ary nilaza taminy hoe: Tonga tany
an-tobin' ny Syriana izahay, ary
indro fa tsy misy olona ao, na feon'
olona akory aza, fa soavaly mifato-
tra sy boriky mifatotra, ary ny lay
nilaozana fotsiny. 11 Ary niantso
ny mpiambina ny vavahady izy, ary
ireo kosa nilaza izany tao an-tranon'
ny mpanjaka. 12 Ary ny mpan-
jaka nifoha raha mbola alina ka
niteny tamy ny mpanompony hoe:
Aoka hambarako aminareo ange izao
ataon' ny Syriana amintsika izao e!
Fantany fa mosarena isika, ka dia
niala tamy ny toby izy mba hano-
trika any an-tsaha ka nanao hoe:
Raha mivoaka avy any an-tanàna

[1] *Heb.* sea.

izy, dia hataontsika sambobelona,
ary dia hidirantsika ny tanàna. 13
Ary ny mpanompony anankiray
namaly hoe: Mifona aminao aho,
aoka hangalana soavaly dimy amin'
izay sisa ato an-tanàna (indro toy
ny hamaroan' ny Isiraely rehetra
izay mitoetra ato ireo; eny, tahaka
ny hamaroan' ny Isiraely rehetra
izay efa lany ritra ireo) ka haniraka
hizaha izany. 14 Dia nalainy ny
soavalin' ny kalesy roa; ary ny
mpanjaka naniraka hanaraka ny
miaramilan' ny Syriana ka nanao
hoe: Mandehana, ka izahao. 15
Dia nandeha nanaraka azy hatrany
Jordana ireo; ary, indreny, ny
làlambe rehetra feno fitafiana sy
fanaka izay efa narian' ny Syriana,
raha nandositra tamy ny fahatairana
izy. Ary ny iraka niverina ka
nilaza tamy ny mpanjaka.

16 Dia nivoaka ny olona ka
namabo ny tobin' ny Syriana. Koa
ny koba tsara toto eran' ny fama-
rana,[1] dia sekely iray monja no
vidiny, ary ny vary hordea indroan'
ny famarana,[1] dia sekely iray hiany
koa ny vidiny, araka ny teniny
Jehovah. 17 Ary ilay mpanafika
malaza izay nitehenan' ny mpanjaka
tamy ny tànany dia notendreny
hiambina ny vavahady; ary voahi-
tsaka teo am-bavahady izy, ka dia
maty araka izay nolazain' ny lehi-
lahin' Andriamanitra, dia ilay nola-
zainy, raha nidina tany aminy ny
mpanjaka. 18 Koa dia tanteraka
ilay teny nolazain' ny lehilahin'
Andriamanitra tamy ny mpanjaka
hoe: Raha maraina toy izao ao am-
bavahadiny Samaria dia sekely iray
monja no ho vidin' ny vary hordea
indroan' ny famarana,[1] ary ho sekely
iray hiany koa ny vidin' ny koba
tsara toto eran' ny famarana;[1] 19
ka izany mpanafika malaza izany no
namaly ilay lehilahin' Andriamanitra
hoe: Indro, na dia hanao varavaran-
kely amy ny lanitra aza Jehovah, dia
hisy izany zavatra izany va? Fa hoy
Elisa: Indro, ho hitan' ny masonao
indrindra izany, fa tsy mba hihina-
nanao. 20 Ary dia toy izany no
nanjo azy, fa ny olona nanitsaka azy
teo am-bavahady, ka dia maty izy.

*Ny amy ny nahazoan' ilay vehivavy Sonemita ny tranony sy ny taniny.*

VIII. ARY Elisa efa niteny tamin-
dravehivavy, renin' ilay
zaza maty novelominy, ka nanao
hoe: Miaingà, ka mandehana hianao
sy ny ankohonanao, ary mivahinia
any amin' izay azonao hivahiniana;
fa Jehovah efa niantso ny mosary,
sady efa ho tonga izany ka haharitra
fito taona amy ny tany. 2 Dia
niainga ravehivavy ka nanao araka
ny tenin' ilay lehilahin' Andriama-
nitra; eny, lasa izy sy ny ankoho-
nany ka nivahiny fito taona tany
amy ny tanin' ny Filistina. 3 Ary
nony afaka ny fito taona, dia nody
avy tany amy ny tanin' ny Filistina
ravehivavy; ary lasa nitaraina tamy
ny mpanjaka izy ny amy ny tranony
sy ny taniny.

4 Ary ny mpanjaka niteny taminy
Gehazy, zatovon' ny lehilahin' An-
driamanitra, hoe: Masìna hianao,
lazao amiko izay zava-dehibe rehetra
nataony Elisa. 5 Ary raha mbola
nilazalaza tamy ny mpanjaka ny
amy ny namelomany Elisa ny maty
izy, dia, indro, ilay vehivavy, renin'
ny zaza maty novelominy, nitaraina
tamy ny mpanjaka ny amy ny tra-
nony sy ny taniny. Ary hoy Gehazy:
Ry mpanjaka tompoko ô, ity ilay
vehivavy, ary io koa ilay zanany
maty novelominy Elisa. 6 Ary
nony nanontanian' ny mpanjaka
ravehivavy, dia nilaza. Ary dia
notendren' ny mpanjaka ny tandapa
anankiray ka nomeny teny hoe:
Avereno izay azy rehetra, ary onero
ny vokatry ny taniny rehetra ha-
tramy ny andro nialany tamy ny
tany ka mandraka ankehitriny.

[1] *Heb.* sea.

*Ny nilazany Elisa taminy Hazaela ny handimbasany any Beni-hadada, mpanjakany Syria.*

7 ARY Elisa tonga tany Damas-
kosy taminy Beni-hadada,
mpanjakany Syria, narary; ary nisy
nanambara taminy hoe: Indro, tonga
atỳ ny lehilahin' Andriamanitra. 8
Dia hoy ny mpanjaka taminy Haza-
ela: Mitondrà fanomezana eny an-
tànanao, ka mandehana, mitsenà
ilay lehilahin' Andriamanitra, ary
manontania izay teniny Jehovah
aminy ka ataovy hoe: Ho sitrana
hiany va aho amin' izao aretiko
izao?
9 Dia lasa Hazaela nitsena azy
sady nitondra fanomezana tamin'
izay zava-tsoa rehetra any Damas-
kosy, dia entana entin-drameva efa-
polo; ary tonga izy ka nitsangana
teo anatrehany ary nanao hoe: Beni-
hadada zanakao, mpanjakany Syria,
no naniraka ahy ho atỳ aminao ha-
nontany hoe: Ho sitrana hiany va
aho amin' izao aretiko izao? 10
Ary hoy Elisa taminy: Mandehana,
ka lazao aminy hoe: Eny, ho sitrana
tokoa hianao. Kanefa [1] Jehovah
efa naneho ahy fa ho faty tokoa izy.
11 Ary nibanjina azy mandra-pikao-
dikaodiny izy; ary dia nitomany ny
lehilahin' Andriamanitra. 12 Ary
hoy Hazaela: Nahoana no mitomany
hianao, tompoko? Ary izy namaly
hoe: Satria fantatro izay ratsy ha-
taonao amy ny Zanak' Isiraely: ny
fiarovany mafy hodoranao, ny zato-
vony hovonoinao amy ny sabatra,
ny zanany madinika hotorotoroinao,
ary izay bevohoka eo aminy hotata-
hanao. 13 Fa hoy Hazaela: Fa
zinona moa ny mpanomponao, dia
ity alika ity, no dia hahavita izany
zavatra lehibe izany? Fa Elisa na-
maly hoe: Efa nasehony Jehovah
tamiko fa, indro, hianao ho mpan-
jakany Syria.
14 Dia niala taminy Elisa izy ka
nankany amy ny tompony; ary izy
nanontany azy hoe: Ahoana no no-
lazainy Elisa taminao? Dia namaly
hoe izy: Nolazainy tamiko fa ho
velona tokoa hianao. 15 Ary nony
ampitso, dia nalainy Hazaela ny
lamba firakotra ka natsobony tamy
ny rano ary nasarony ny tavany
Beni-hadada, ka dia maty izy; ary
Hazaela no nanjaka nandimby azy.

*Ny nanjakany Jehorama sy Ahazia tamy ny Joda.*

16 ARY tamy ny taona fahadimy
nanjakany Jorama, zanaky
Ahaba, mpanjakan' ny Isiraely, no
vao nanjakany Jehorama, zanaky
Josafata, mpanjakan' ny Joda, tamy
ny nanjakany Josafata tany Joda.
17 Roa amby telo-polo taona izy,
fony vao nanjaka, ary valo taona no
nanjakany tany Jerosalema.
18 Ary nandeha tamy ny làlan'
ny mpanjakan' ny Isiraely izy, dia
tahaka ny nataon' ny taranaky
Ahaba, fa zanakavaviny Ahaba no
vadiny,—eny, nanao izay ratsy eo
imasony Jehovah izy. 19 Nefa
Jehovah tsy nety nandringana ny
Joda noho ny aminy Davida mpa-
nompony, araka ilay nolazainy tami-
ny fa homeny jiro mandrakizay ho
any [2] ny taranany.
20 Tamy ny androny no niodi-
nany Edoma ka tsy nanoa ny Joda,
fa nanangana mpanjaka ho azy; 21
ka dia nankany Zaira Jehorama, ary
ny kalesy rehetra nentiny hiaraka
aminy; ary nanaovany latsak' alina
ny Edomita, izay nanodidina azy,
mbamy ny komandin' ny kalesy;
ary ny olona nandositra nody.[3] 22
Ary Edoma mbola niodina ka tsy
nanoa ny Joda mandraka andro any.
Ary Libna koa dia niodina tamin'
izany andro izany.
23 Ary ny tantarany Jehorama
sisa mbamin' izay rehetra nataony,
tsy efa voasoratra ao amy ny bokin'
ny tantaran' ny mpanjakan' ny Joda

[1] *Na:* [Tsy ho sitrana hianao; fa]. [2] *Na:* izy sy. [3] *Heb.* ho any an-dainy.

va? 24 Ary Jehorama lasa nodi-
mandry any amy ny razany, dia
nalevina tao amy ny razany tao an-
Tanànany Davida; ary Ahazia zana-
ny no nanjaka nandimby azy.
25 Ary tamy ny taona faharoa
amby ny folo nanjakany Jorama,
zanaky Ahaba, mpanjakan' ny Isi-
raely, no vao nanjakany Ahazia,
zanaky Jehorama, mpanjakan' ny
Joda. 26 Roa amby roa-polo taona
Ahazia, fony izy vao nanjaka, ary
herintaona no nanjakany tany Jero-
salema. Ary ny anaran-dreniny dia
Atalia, zanakavaviny Omry, mpan-
jakan' ny Isiraely.
27 Ary nandeha tamy ny làlan'
ny taranaky Ahaba izy, ka nanao
izay ratsy eo imasony Jehovah taha-
ka ny nataon' ny taranaky Ahaba,
fa vinanton' ny taranaky Ahaba
hiany izy.
28 Ary niaraka taminy Jorama,
zanaky Ahaba, izy mba hiady aminy
Hazaela, mpanjakany Syria, tany
Ramota-gileada; ary ny Syriana na-
havoa-any Jorama. 29 Dia niverina
Jorama mpanjaka mba hotsaboina
tao Jezirela amy ny feriny tamy ny
nahavoazan' ny Syriana azy tao
Rama, fony izy niady taminy Haza-
ela, mpanjakany Syria. Ary Ahazia,
zanaky Jehorama, mpanjakan' ny
Joda, nidina hamangy any Jorama,
zanaky Ahaba, teo Jezirela, satria
narary izy.

*Ny nanosorana any Jeho ho mpanjaka, sy ny namonoany Jeho any Jorama sy Ahazia ary Jezebela.*

IX. ARY Elisa mpaminany nian-
tso ny anankiray tamy ny
zanakalahin' ny mpaminany ka na-
nao taminy hoe: Misikìna, dia ento
eny an-tànanao ity tavoara feno di-
loilo ity, ka mankanesa any Ramota-
gileada; 2 ary rehefa mby any hia-
nao, dia izahao Jeho, zanaky Josa-
fata, zanaky Nimsy, ary midira, ka
manaingà azy hiala amy ny namany,
ary ento any amy ny efi-trano ana-
tiny izy; 3 ary raiso ny tavoara
feno diloilo, ka aidino amy ny lohany,
dia lazao hoe: Izao no lazainy Jeho-
vah: Efa nanosotra anao ho mpan-
jakan' ny Isiraely Aho. Dia vohay
ny varavarana, ka mandosira, fa aza
mijanona.
4 Ary nandeha ilay zatovo, dia
ilay zatovon' ny mpaminany,[1] nan-
kany Ramota-gileada. 5 Ary nony
mby tany izy, indreo, nipetraka teo
ny mpifehy ny miaramila; ary hoy
izy: Ry komandy ô, mitondra teny
ho aminao aho. Ary hoy Jeho:
Amin' iza aminay ireto moa? Ary
hoy izy: Aminao, ry komandy ô.
6 Ary nitsangana izy ka niditra
tao an-trano, dia naidiny tamy ny
lohany ny diloilo; ary hoy izy tami-
ny: Izao no lazainy Jehovah, An-
driamanitry ny Isiraely: Efa nano-
sotra anao Aho ho mpanjakan' ny
Isiraely oloko. 7 Ary hamely ny
tamingany Ahaba tomponao hianao,
mba hampanodiaviko any Jezebela
ny ran' ny mpaminany mpanompoko
sy ny ran' ny mpanompony Jehovah
rehetra. 8 Eny, ho fongotra ny
taranaky Ahaba rehetra; ary harin-
gako avokoa ny lehilahy rehetra
amy ny tamingany, na ny voaha-
zona na ny afaka eo amy ny Isiraely;
9 ary ny taranaky Ahaba hataoko
tahaka ny taranaky Jeroboama,
zanaky Nebata, sy tahaka ny tara-
naky Basa, zanaky Ahia; 10 ary
Jezebela hohanin' ny alika ao amy
ny tany Jezirela, ka tsy hisy hande-
vina azy. Dia namoha ny varava-
rana ilay zatovo ka lasa nandositra.
11 Ary Jeho nivoaka nankao amy
ny mpanompon' ny tompony ary
nanontaniany hoe: Raharaha tsara
hiany va? Inona no nalehan' iny
ilay adala iny tao aminao? Ary hoy
izy taminy: Hianareo mahalala hia-
ny an-dralehilahy sy ny heviny. 12
Fa hoy ireo: Lainga foana izany:
fa ambarao aminay. Dia hoy izy;

[1] *Na:* ilay zatovo mpaminany.

Izao ka izao no nolazainy tamiko :
Izao no lazainy Jehovah : Efa nano-
sotra anao ho mpanjakan' ny Isiraely
Aho. 13 Dia samy nandray fain-
gana ny lambany avy izy ireo ka
namelatra azy hitoerany Jeho teo
amy ny ambaratonga, ary nitsoka ny
anjomara izy ka niantso hoe : Jeho
no mpanjaka. 14 Ary Jeho, zanaky
Josafata, zanaky Nimsy, nikomy
taminy Jorama (fa Jorama mbamy
ny Isiraely rehetra niaro any Ra-
mota-gileada noho ny fananihany
Hazaela, mpanjakany Syria, azy ;
15 nefa Jorama mpanjaka efa nive-
rina hotsaboina tao Jezirela amy ny
feriny tamy ny nahavoazan' ny Sy-
riana azy, fony izy niady taminy Ha-
zaela, mpanjakany Syria), ka dia hoy
Jeho : Raha izany ary no sitrakareo,
aza avela hisy hiala eto an-tanàna
handeha hilaza izany any Jezirela.
16 Dia niakatra teo amy ny kalesy
Jeho ka nankany Jezirela, fa tany
no nitoerany Jorama. Ary Ahazia,
mpanjakan' ny Joda, efa nidina ha-
mangy any Jorama.

17 Ary ny mpitily nitsangana teo
an-tampon' ny tilikambo teo Jezirela
ka nahatazana fa indrerỳ olona be-
tsaka tamy niaraka aminy Jeho, ary
hoy izy : Mahita olona betsaka aho.
Ary hoy Jorama : Makà mpitaingin-
tsoavaly, ka maniraha hitsena azy,
ary asaovy manao hoe : Fihavanana
va ? 18 Dia nandeha ny mpitaingin-
tsoavaly anankiray hitsena azy ka
nanao taminy hoe : Izao no tenin'
ny mpanjaka : Fihavanana va ? Ary
hoy Jeho : Ahoanao izay fihavanana ?
fa mankanesa ato aoriako hianao.
Ary ny mpitily nilaza hoe : Ny iraka
dia tonga teny aminy, nefa tsy nive-
rina. 19 Dia naniraka mpitaingin-
tsoavaly fanindroany Jorama, ary
nony tonga teny koa izy, dia nanao
hoe : Izao no tenin' ny mpanjaka :
Fihavanana va ? Ary Jeho namaly
hoe : Ahoanao izay fihavanana ? fa
mankanesa ato aoriako hianao. 20
Ary ny mpitily nilaza indray hoe :
Tonga teny aminy koa iny, fa tsy
niverina ; ary ny fampiriotrany dia
hoatra ny fampiriotrany Jeho, za-
naky Nimsy ; fa mampiriotra hoatra
ny olona adala izy.

21 Ary hoy Jorama : Ampiomany.
Dia nampiomaniny ny kalesiny. Dia
nivoaka Jorama, mpanjakan' ny Isi-
raely, sy Ahazia, mpanjakan' ny
Joda, samy nitsangana teo amy ny
kalesiny avy ka nandeha hitsena any
Jeho, ary nifanena taminy teo amy
ny taniny Nabota Jezirelita izy.

22 Ary Jorama, nony nahita any
Jeho, dia nanao hoe : Fihavanana va,
ry Jeho ? Fa izy namaly hoe : Aiza
no hisy fihavanana, raha mbola ao
hiany ny fijangajangany Jezebela
reninao sy ny fankatovana betsaka
ataony ? 23 Ary Jorama nampiho-
dina ka nandositra sady niteny
taminy Ahazia hoe : Misy fitaka, ry
Ahazia. 24 Ary nohenjaniny Jeho
mafy ny tsipìka teny an-tànany, dia
nitifitra any Jorama izy ka nahavoa
azy teo anelanelan' ny sorony, ary
ny zana-tsipìka niboroaka tamy ny
fony, ka dia nampianjera azy tao
anatin' ny kalesiny.

25 Ary hoy Jeho taminy Bidkara
lefiny : Betao izy, ka atsipazo ao
amy ny sahany Nabota Jezirelita ;
fa tsarovy fa fony izaho sy hianao
samy nitaingina kalesy nanaraka
any Ahaba rainy, dia nolazainy
Jehovah fa hihatra aminy izao loza
voalaza izao hoe : 26 Efa hitako
tokoa omaly ny rany Nabota sy ny
ran' ny zanany, hoy Jehovah, ary
Izaho hamaly anao eto amin' ity
tany ity, hoy Jehovah. Koa betao
izy, ka atsipazo amin' io tany io
araka ny teniny Jehovah.

27 Ary nony hitany Ahazia,
mpanjakan' ny Joda, izany, dia
nandositra tamy ny làlana mankamy
ny trano ao anatin' ny saha izy.
Ary Jeho nanaraka azy ka nanao
hoe : Indry, asio koa iny, *dia nasiany*
teo anatin' ny kalesiny teo amy ny
fiakarana ho any Gora, izay eo ani-
lany Jibleama, izy. Ary nandositra
nankany Megido Ahazia ka maty

teo. 28 Ary ny mpanompony ni-
tondra azy tamy ny kalesiny ho any
Jerosalema ka nandevina azy tao
am-pasany ao amy ny razany tao
an-Tanànany Davida. 29 Ary tamy
ny taona fahiraika amby ny folo
nanjakany Jorama, zanaky Ahaba,
no vao nanjakany Ahazia tamy ny
tany Joda.
30 Dia tonga tany Jezirela Jeho;
ary nony nandre izany Jezebela, dia
nohosorany loko mainty [1] ny ma-
sony, sady noravahany ny lohany,
dia nitsidika teo am-baravarankely
izy. 31 Ary nony niditra teo am-
bavahady Jeho, dia hoy Jezebela:
Fihavanana va, ry Zimry, mpamono
tompo? 32 Ary niandrandra ny
varavarankely Jeho ka nanao hoe:
Iza aminareo ireo no momba ahy?
Iza? Ary nisy tandapa roa na telo
teo nitsirika azy. 33 Ary hoy izy:
Azerao io vehivavy io. Dia naze-
rany izy; ka nisy nipitipitika tamy
ny rindrin-trano sy ny soavaly ny
rany; ka dia nohitsahiny Jeho izy.
34 Dia niditra tao an-trano Jeho ka
nihinana sy nisotro, ary dia nilaza
hoe: Mandehana, izahao ilay vehi-
vavy voaozona, ka aleveno, fa zana-
kavavin' ny mpanjaka izy. 35 Koa
dia lasa ireo handevina azy; nefa
tsy nisy tratrany teo afa-tsy ny
karan-dohany sy ny tongony ary ny
fela-tànany hiany. 36 Ary niverina
ireo ka nanambara taminy.
Ary hoy Jeho: Araka ny teniny
Jehovah izany, dia ilay nampilazainy
any Elia Tisbita mpanompony hoe:
Ao amy ny tany Jezirela no hihi-
nanan' ny alika ny nofony Jezebela,
37 ary ny fatiny ho toy ny zezika
any an-tsaha, any amy ny tany
Jezirela, ka tsy hisy hahazo milaza
hoe: Jezebela ity.

*Ny namongorana ny taranaky Ahaba sy ny rahalahiny Ahazia ary ny mpaminaniny Bala, sy ny nanjakany Jeho tamy ny Isiraely.*

X. ARY nisy zanaky Ahaba fito-
polo lahy tany Samaria.
Ary Jeho nanoratra taratasy ka
nampitondra iny ho any Samaria
any amy ny mpanapaka any Je-
zirela—dia ho any amy ny loholona
sy ny mpitaiza *ny zanaky* Ahaba—
nanao hoe: 2 Ary raha tonga atỳ
aminareo ity taratasy ity (fa ao
aminareo ny zanakalahin' ny tom-
ponareo, ary ao aminareo ny kalesy
sy ny soavaly sy ny tanàna mimanda
ary ny fiadiana), 3 dia izahao izay
tsara sy mendrika indrindra amy ny
zanakalahin' ny tomponareo, ary
apetraho amy ny seza fiandrianan-
drainy izy, ka miadia ary ho any ny
mpianakavin' ny tomponareo. 4
Dia raiki-tahotra indrindra ireo ka
nifampilaza hoe: Indro ny mpan-
jaka roa aza tsy nahajanona teo
anatrehany, ka hataontsika ahoana
no fahajanona? 5 Ary ny lehiben'
ny tandapa sy ny mpanapaka ny
tanàna ary ny loholona koa sy ireo
mpitaiza naniraka tany aminy Jeho
nanao hoe: Mpanomponao izahay,
koa izay rehetra andidianao anay
dia hataonay; tsy hanangana an-
driana izahay, fa izay sitraky ny
fonao hiany no ataovy.
6 Dia nanoratra taratasy taminy
indray Jeho nanao hoe: Raha ahy
ary hianareo ka hankatò ny teniko,
dia tapaho ny lohan' ireo zanaka-
lahin' ny tomponareo, ary manka-
nesa atỳ amiko atỳ Jezirela raham-
pitso toy izao. Ary izy fito-polo
lahy zanaky ny mpanjaka dia tao
amin' ireo lehiben' ny tanàna, mpi-
taiza azy. 7 Ary nony efa tonga
tany amin' ireo ny taratasy, dia naka
ny zanakalahin' ny mpanjaka izy
ka namono azy fito-polo lahy, ary
nataony tao an-tsobiky ny lohany
ka nateriny tany aminy Jeho tany
Jezirela. 8 Ary tonga ny iraka ka
nanambara taminy hoe: Indreo, efa
nitondra ny lohan' ny zanakalahin'
ny mpanjaka izy. Ary hoy Jeho:

[1] *Heb.* antimony.

Ampifanongoavy ho roa toko eo
anoloan' ny vavahady mandra-paha-
marain' ny andro.
9 Ary nony maraina, dia nivoaka
Jeho ary nitsangana ka nanao tamy
ny vahoaka rehetra hoe: Marina
hianareo,—indro, izaho nikomy tamy
ny tompoko ka nahafaty azy; fa
iza kosa mba nahafaty ireto rehetra
ireto? 10 Aoka ho fantatrareo ary
fa tsy hisy raraka an-tany ny teniny
Jehovah izay nolazainy ny amy ny
taranaky Ahaba; fa Jehovah efa
nanao izay nampilazainy any Elia
mpanompony.
11 Ka dia novonoiny Jeho izay
sisa rehetra tamy ny taranaky Aha-
ba tao Jezirela sy ny olom-baventy
rehetra tao aminy mbamy ny ha-
vany ary ny mpisorony koa, ambara-
paha-tsy hisy miangana na dia iray
akory aza.
12 Dia niainga izy ka nankany
Samaria. Ary nony mby tany an-
trano fivorian'[1] ny mpiandry ondry
tany an-dàlana Jeho, 13 dia nifanena
tamy ny rahalahiny Ahazia, mpan-
jakan' ny Joda, izy ka nanao hoe:
Iza ange hianareo? Ary izy ireo
namaly hoe: Rahalahiny Ahazia
izahay ary midina mba hamangy ny
zanakalahin' ny mpanjaka sy ny
zanakalahin' ny andriambavy. 14
Ary hoy Jeho: Sambory velona
ireo. Dia nosamboriny ka novo-
noiny teo akaikin' ny lavaka famo-
rian-drano tao an-trano fivoriana[1]
izy roa amby efa-polo lahy ireo, ary
tsy nasiany miangana na dia iray
akory aza.
15 Ary rehefa niala teo Jeho, dia
nahita any Jonadaba, zanakalahiny
Rekaba, avy manatona azy; dia
niarahaba azy izy ary nanao ta-
miny hoe: Marina va ny fonao
tahaka ny foko amy ny fonao? Ary
Jonadaba namaly hoe: Eny. Raha
izany ary no izy, *hoy Jeho*, dia aoka
isika hifandray tànana. Dia nato-
lony ny tànany, ka nampiakariny
Jeho ho eo aminy teo anatin' ny
kalesy izy. 16 Ary hoy Jeho: An-
deha hiaraka amiko, ka izahao ny
zotom-poko ho any Jehovah. Dia
nentina teo amy ny kalesy izy.
17 Ary rehefa tonga tany Samaria
Jeho, dia namono izay sisa rehetra
tamy ny tamingany Ahaba tany
Samaria mandra-paharingany, araka
ny teniny Jehovah izay nolazainy
taminy Elia.
18 Ary Jeho namory ny vahoa-
ka rehetra ka nanao taminy hoe:
Ahaba nanompo any Bala kelikely
hiany, fa Jeho no hanompo azy fa-
tratra. 19 Koa ankehitriny vorio
ho atỳ amiko ny mpaminaniny Bala
rehetra, ny mpanompony rehetra sy
ny mpisorony rehetra; aza avela
hisy tsy ho tonga na dia iray akory
aza; fa hamono zavatra betsaka ho
fanatitra ho any Bala aho; koa na
iza na iza tsy ho tonga, dia tsy
hovelomina izy. Kanjo Jeho nanao
izany ho fihendrena handringanany
ny mpanompony Bala.
20 Ary hoy Jeho: Manendre[2]
fivoriana masina ho any Bala. Koa
dia nanendry[3] andro izy. 21 Ary
Jeho naniraka tany amy ny Isiraely
rehetra, ary dia tonga ny mpanom-
pony Bala rehetra, ka tsy nisy lehi-
lahy tsy tonga teo na dia iray akory
aza. Ary dia niditra tao an-tranony
Bala ireo, ka feno hika ny trano.
22 Dia hoy Jeho tamy ny mpitahiry
ny fitafiana: Amoahy fitafiana ny
mpanompony Bala rehetra. Ary
dia namoaka ny fitafiana ho azy izy.
23 Ary Jeho sy Jonadaba, zanaky
Rekaba, nankao an-tranony Bala ka
niteny tamy ny mpanompony Bala
hoe: Fantaro tsara sy izahao, fan-
drao misy mpanompony Jehovah eto
aminareo, fa tsy ny mpanompony
Bala hiany.
24 Ary nony niditra hanatitra
fanatitra odorana sy fanatitra hafa
alatsa-dra izy, Jeho kosa dia name-
traka valo-polo lahy teo ala-trano

[1] *Na:* Bet-ekeda. [2] *Heb.* manamasìna. [3] *Heb.* nanamasina.

ka nanao hoe : Raha misy afa-man-
dositra ny olona izay nentiko ho eto
an-tànanareo, — *izay mamela azy
handeha,* dia ny ainy no hisolo ny
ainy. 25 Ary rehefa vita ny nana-
terany ny fanatitra odorana, dia hoy
Jeho tamy ny mpiambina sy ny
mpanafika malaza : Midira, ka vo-
noy, ary aza avela hisy ho tafa-
voaka. Dia namely azy tamy ny
lelan-tsabatra izy ; ary ny mpiam-
bina sy ny mpanafika malaza dia
nanary ny faty ary niditra tao amy
ny tanàna nisy ny tranony Bala.
26 Ary namoaka ny orin-kazo izay
tao an-tranony Bala izy ka nandoro
ireny. 27 Ary nandrava ny tsan-
gam-batony Bala sy ny tranony izy,
ary dia nataony trano fivoahana
mandraka andro any izany.

28 Toy izany no nandravany Jeho
any Bala tsy ho amy ny Isiraely.
29 Nefa Jeho tsy dia niala tamy ny
fahotany Jeroboama, zanaky Ne-
bata, izay nampanotany ny Isiraely,
dia tamin' ireo ombilahy kely vola-
mena izay tao Betela sy Dana.

30 Ary hoy Jehovah taminy
Jeho : Satria efa nanao soa hianao
tamy ny nanaovanao izay mahitsy
eo imasoko sady efa nataonao tamy
ny taranaky Ahaba araka izay re-
hetra tao am-poko, koa dia hitoetra
amy ny seza fiandrianan' ny Isiraely
ny taranakao hatramy ny zafindoha-
lika. 31 Nefa Jeho tsy nitandrina
handeha amy ny lalàny Jehovah,
Andriamanitry ny Isiraely, amy ny
fony rehetra ; fa tsy niala tamy ny
fahotany Jeroboama izay nampano-
tany ny Isiraely izy.

32 Tamin' izany andro izany no
niantombohan' ny nanakelezany
Jehovah ny Isiraely ; fa Hazaela
namely azy tamy ny sisin-tanin' ny
Isiraely rehetra 33 hatrany Jordana
no ho miantsinanana, dia ny tany
Gileada rehetra, ny Gadita sy ny
Robenita ary ny Manasita, hatrany
Aroera, izay eo amoron' ny lohasa-
han-driaka Arnona, dia Gileada sy
Basana.

34 Ary ny tantarany Jeho sisa
mbamin' izay rehetra nataony ary
ny heriny rehetra, tsy efa voaso-
ratra ao amy ny bokin' ny tantaran'
ny mpanjakan' ny Isiraely va izany ?
35 Ary Jeho lasa nodi-mandry any
amy ny razany, dia nalevina tao
Samaria izy. Ary Joahaza zanany
no nanjaka nandimby azy. 36 Ary
ny andro izay nanjakany Jeho tamy
ny Isiraely tao Samaria dia valo
amby roa-polo taona.

*Ny nanjakany Atalia, sy ny namo-
noana azy, ary ny nampanjakana
any Joasy handimby azy.*

XI. ARY nony hitany Atalia, re-
niny Ahazia, fa maty ny
zanany, dia nitsangana izy ka nan-
dringana ny zanak' andriana rehetra.
2 Fa Joseba, zanakavaviny Jeho-
rama mpanjaka ary anabaviny Aha-
zia, dia naka any Joasy, zanaky
Ahazia, ka namonjy azy mbamy ny
mpitaiza azy avy teo amy ny zanaky
ny mpanjaka izay novonoina ho ao
an-trano fitehirizam-pandriana ; ary
nafeniny any Atalia izy, ka dia tsy
mba voavono. 3 Ary niery enin-
taona tao aminy tao an-tranony Je-
hovah izy. Ary Atalia no nanjaka
tamy ny tany.

4 Ary tamy ny taona fahafito
Joiada naniraka haka ny kapiteny,
mpifehy ny anjolofo [1] sy ny mpiam-
bina, dia nampiditra azy tao an-
tranony Jehovah ary nampanaiky
sy nampianiana azy tao an-tranony
Jehovah, ka nasehony azy ny zana-
kalahin' ny mpanjaka. 5 Ary izy
nandidy azy hoe : Izao no hataona-
reo : Ny ampahatelony izay mila-
tsaka amy ny Sabata dia hiambina
ny tranon' ny mpanjaka ; 6 ary ny
ampahatelony ho eo am-bavahadiny
Sora ; ary ny ampahatelony ho eo
am-bavahadiny ivohon' ny mpiam-
bina, dia hiambina ny trano hiana-

[1] *Heb.* Kariana.

reo ka hiaro azy. 7 Ary ny roa toko aminareo kosa, dia izay rehetra miala amy ny andro Sabata, dia hiambina ny tranony Jehovah hiarovana ny mpanjaka. 8 Ary hanemitra manodidina ny mpanjaka hianareo, samy mitana ny fiadiany avy; ka na iza na iza mamaky laharana dia vonoy, ary arahonareo ny mpanjaka, na mivoaka na miditra izy.

9 Ary ny kapiteny dia nanao araka izay rehetra nandidiany Joiada mpisorona, ka samy nitondra ny olom-peheziny izay niłatsaka tamy ny Sabata sy izay niala tamy ny Sabata ary nankany aminy Joiada mpisorona. 10 Ary ny kapiteny nomen' ilay mpisorona ny lefona sy ampingany Davida mpanjaka izay tao an-tranony Jehovah. 11 Ary ny mpiambina nitsangana, ka samy nitana ny fiadiany avy hanodidina ny mpanjaka hatramy ny lafiny ankavanan' ny trano ka hatramy ny lafiny ankavia, hatramy ny alitara ka hatramy ny trano.

12 Dia nentiny Joiada nivoaka ny zanakalahin' ny mpanjaka ka nosatrohany ny satroboninahitra izy, dia notolorany ny Vavolombelona;[1] ka dia nampanjakainy sy nohosorany izy, ary ny olona nitehaka ka niantso hoe: Ho ela velona anie ny mpanjaka!

13 Ary nony reny Atalia ny tabataban' ny mpiambina sy ny vahoaka, dia mba nankao amy ny vahoaka tao amy ny tranony Jehovah izy. 14 Ary hitany fa, indro, ny mpanjaka nitsangana teo amy ny fitoeran' andriana toy ny fanao, ary ny andriandahy sy ny mpitsoka trompetra dia teo anilan' ny mpanjaka; ary ny vahoaka rehetra nifaly sady nampaneno ny trompetra; dia nandriatra ny fitafiany Atalia ka niantso hoe: Fikomiana! fikomiana! 15 Fa Joiada mpisorona nandidy ny kapiteny, mpifehy ny miaramila, ka nanao taminy hoe: Avoahy eny ivelan' ny laharana izy, ary izay manaraka azy dia vonoy amy ny sabatra. Fa ny mpisorona efa nandrara hoe: Aza vonoina ao an-tranony Jehovah izy. 16 Ary ny olona nisava teo an-daniny roa, dia nandeha tamy ny làlana fandehanan' ny soavaly ho any an-tranon' ny mpanjaka ravehivavy; dia novonoiny tao izy.

17 Ary Joiada nampanao fanekena ny mpanjaka sy ny vahoaka taminy Jehovah, mba ho olony Jehovah izy, ary nampifanaiky ny mpanjaka sy ny vahoaka koa.

18 Ary ny vahoaka rehetra niditra tao an-tranony Bala ka nandrava azy: ny alitara sy ny endri-javatra teo aminy dia notorotoroiny avokoa, ary Matana, mpisorony Bala, novonoiny teo anoloan' ny alitara.

Ary ny mpisorona nanendry ny ho mpitandrina ny tranony Jehovah. 19 Ary nalainy ny kapiteny sy ny anjolofo[2] sy ny mpiambina mbamy ny vahoaka rehetra ary nentina nidina avy tao an-tranony Jehovah ny mpanjaka, ka teo am-bavahadin' ny mpiambina no nalehany hankao an-tranon' ny mpanjaka. Ary nipetraka tamy ny seza fiandrianan' ny mpanjaka izy. 20 Dia nifaly ny vahoaka rehetra, ary nandry fahizay ny tanàna. Ary Atalia novonoiny tamy ny sabatra tao an-tranon' ny mpanjaka.

*Ny nanjakany Joasy tamy ny Joda, sy ny nanamboarana ny rafitry ny tempoly.*

XII. FITO taona Joasy, fony izy vao nanjaka; 2 ary tamy ny taona fahafito nanjakany Jeho no vao nanjaka izy; ary efa-polo taona no nanjakany tany Jerosalema. Ary ny anaran-dreniny dia Zibia, avy any Beri-sheba. 3 Ary Joasy nanao izay mahitsy eo imasony Jehovah tamy ny androny re-

---

[1] *Dia ny Didy Folo.*

[2] *Heb.* Kariana.

hetra izay nanolorany Joiada mpiso-
rona saina azy. 4 Nefa kosa ny
fitoerana avo tsy mba noravana;
ary ny olona mbola namono zavatra
hatao fanatitra sady nandoro ditin-
kazo manitra teo amy ny fitoerana
avo hiany.
5 Ary hoy Joasy tamy ny mpiso-
rona: Ny vola amy ny zava-masina
rehetra izay nampidirina tao an-
tranony Jehovah, dia ny volan' ny
olona voaisa sy ny vola rehetra izay
azo tamy ny tomban' olona ary ny
vola rehetra izay nentin' ny isan-
olona an-tsitrapo ho ao an-tranony
Jehovah,—6 aoka horaisin' ny mpi-
sorona amy ny olom-pantany avy
izany ka hanamboarany ny simba
amy ny trano, na amin' inona na
amin' inona no hitany misy simba.
7 Kanjo hatramy ny fahatelo
amby roa-polo taona nanjakany
Joasy mpanjaka dia tsy mbola voa-
voatry ny mpisorona hiany ny simba
tamy ny trano. 8 Ka dia niantso
any Joiada mpisorona sy ny mpiso-
rona sasany koa Joasy mpanjaka ka
nanao taminy hoe: Nahoana hiana-
reo no tsy manamboatra ny simba
amy ny trano? Koa ankehitriny,
aza mandray vola amy ny olom-
pantatrareo intsony hianareo, fa
omeo hanamboarana ny simba amy
ny trano ny vola. 9 Ary ny mpi-
sorona nanaiky tsy handray vola
amy ny olona intsony sady tsy ha-
namboatra ny simba amy ny trano.
10 Fa Joiada mpisorona naka
vata anankiray, dia noloahany ny
rakony, ary napetrany teo anilan'
ny alitara tamy ny sisiny ankava-
nana eo am-pidirana amy ny tranony
Jehovah; dia nalatsaky ny mpiso-
rona, mpiandry varavarana, tao ny
vola rehetra, izay nampidirina ho
ao an-tranony Jehovah. 11 Ary
rehefa hitany fa be ny vola tao am-
bata, dia niakatra ny mpanoratry
ny mpanjaka sy ny mpisoronabe, ka
nofonosiny ny vola izay hita tao an-
tranony Jehovah sady nisainy. 12
Ary ny vola voalanja dia natolotr'
ireo ho eo an-tànan' ny mpiraharaha,
dia izay voatendry ny amy ny tra-
nony Jehovah; ary ireo kosa na-
moaka azy ho amy ny mpandrafitra
sy ny mpanao trano izay nanamboa-
tra ny tranony Jehovah 13 sy ho
amy ny mpandatsa-bato sy ny mpi-
paika ary hamidy hazo sy vato voa-
paika hanamboarana ny simba amy
ny tranony Jehovah sy holanina
amin' izay rehetra hanamboarana
azy.
14 Nefa tsy nisy lovia volafotsy,
na antsy, na lovia famafazana, na
trompetra, na izay fanaka volamena
sy volafotsy na inona na inona,
natao ho amy ny tranony Jehovah
tamy ny volafotsy nampidirina tao;
15 fa nomeny ny mpiasa izany ka
nentin' ireo nanamboatra ny tranony
Jehovah. 16 Ary tsy nampamoa-
hiny ny olona izay notolorany ny
vola homena ny mpiasa, fa naha-
toky ireo. 17 Fa ny vola natao
fanati-panonerana sy fanatitra noho
ny ota dia tsy mba nampidirina tao
an-tranony Jehovah, fa any ny mpi-
sorona kosa izany.
18 Ary tamin' izany dia niakatra
Hazaela, mpanjakany Syria, ary
namely any Gata ka nahafaka azy;
ary nizotra niakatra hamely any
Jerosalema koa izy. 19 Ary Joasy,
mpanjakan' ny Joda, naka ny zava-
tra rehetra izay nohamasinin' ny
mpanjakan' ny Joda razany, dia
Josafata sy Jehorama sy Ahazia,
mbamy ny zavatra nohamasinin' ny
tenany koa sy ny volamena rehetra
hita tamy ny rakitra, na ny tao an-
tranony Jehovah, na ny tao an-
tranon' ny mpanjaka, ary nampiton-
drainy ho any aminy Hazaela,
mpanjakany Syria, izany; ka dia
niverina tsy nankany Jerosalema
Hazaela.
20 Ary ny tantarany Joasy sisa
mbamin' izay rehetra nataony, tsy
efa voasoratra ao amy ny bokin' ny
tantaran' ny mpanjakan' ny Joda
va izany?
21 Ary nitsangana ny mpanom-

pony Joasy ka niodina taminy, dia
namono azy tao an-trano Milo,[1] ao
am-pidinana mankany Sila. 22 Fa
Jozakara, zanaky Simata, sy Joza-
bada, zanaky Somera, mpanompony,
namely azy ho faty; dia nalevina
tao amy ny razany tao an-Tanànany
Davida izy; ary Amazia zanany no
nanjaka nandimby azy.

*Ny nanjakany Joahaza sy Joasy zanany tamy ny Isiraely, ary ny nahafatesany Elisa.*

XIII. TAMY ny taona fahatelo
amby roa-polo nanjaka-
ny Joasy, zanaky Ahazia, mpanja-
kan' ny Joda, no vao nanjakany
Joahaza, zanaky Jeho, tamy ny Isi-
raely tany Samaria, ary nanjaka
fito amby ny folo taona izy.
2 Ary nanao izay ratsy eo imasony
Jehovah izy, fa nanaraka ny faho-
tany Jeroboama, zanaky Nebata,
izay nampanotany ny Isiraely; tsy
niala tamin' izany izy.
3 Ary ny fahatezerany Jehovah
nirehitra tamy ny Isiraely, ka dia
natolony teo an-tànany Hazaela,
mpanjakany Syria, sy teo an-tànany
Beni-hadada, zanaky Hazaela, man-
drakariva izy.
4 Ary Joahaza nifona taminy
Jehovah, dia nohenoiny Jehovah izy,
satria hitany ny fahorian' ny Isiraely,
fa nampahory azy ny mpanjakany
Syria. 5 Ary Jehovah nanome
mpamonjy ho amy ny Isiraely, ka
dia afaka tamy ny tànan' ny Syriana
izy; ary nandry fahizay toy ny teo
aloha ny Zanak' Isiraely. 6 Kanefa
tsy niala tamy ny fahotan' ny tara-
naky Jeroboama, izay nampanotany
ny Isiraely, izy, fa nandeha tamin'
izany hiany, ary na dia ilay Aseraha [2]
aza dia mbola tao Samaria hiany.
7 Fa tsy nisy sisa navelany Je-
hovah ho any Joahaza, afa-tsy
mpitaingin-tsoavaly dimam-polo sy
kalesy folo ary miaramila an-tongotra
iray alina; fa ny mpanjakany Syria
efa nandringana azy ka nanao azy
ho toy ny vovoka hitsakitsahina.
8 Ary ny tantarany Joahaza sisa
mbamin' izay rehetra nataony ary
ny heriny, tsy efa voasoratra ao amy
ny bokin' ny tantaran' ny mpan-
jakan' ny Isiraely va izany? 9 Ary
Joahaza lasa nodi-mandry any amy
ny razany, dia nalevina tao Samaria
izy; ary Joasy zanany no nanjaka
nandimby azy.
10 Tamy ny taona fahafito amby
telo-polo nanjakany Joasy, mpanja-
kan' ny Joda, no vao nanjakany
Joasy, zanaky Joahaza, tamy ny
Isiraely tany Samaria, ary nanjaka
enina amby ny folo taona izy.
11 Ary nanao izay ratsy eo ima-
sony Jehovah izy; fa tsy niala tamy
ny fahotana rehetra izay nataony
Jeroboama, zanaky Nebata, sady
nampanotany ny Isiraely; fa nan-
deha tamin' izany hiany izy.
12 Ary ny tantarany Joasy sisa
mbamin' izay rehetra nataony sy ny
heriny niadiany taminy Amazia,
mpanjakan' ny Joda, tsy efa voaso-
ratra ao amy ny bokin' ny tantaran'
ny mpanjakan' ny Isiraely va izany?
13 Ary Joasy lasa nodi-mandry any
amy ny razany, ary Jeroboama
nipetraka tamy ny seza fiandrianany;
ary Joasy dia nalevina tany Samaria
tao amy ny mpanjakan' ny Isiraely.
14 Ary Elisa dia nararin' ny are-
tina izay hahafaty azy. Ary Joasy,
mpanjakan' ny Isiraely, nidina nan-
kany aminy ka niondrika nitomany
teo ambonin' ny tavany Elisa ka
nanao hoe: Ry ikaky ô, ry ikaky
ô, e ny kalesin' ny Isiraely sy ny
mpitaingin-tsoavaliny! 15 Ary hoy
Elisa taminy: Makà tsipìka sy zana-
tsipìka. Ary dia naka tsipìka sy
zana-tsipìka izy. 16 Ary hoy izy
tamy ny mpanjakan' ny Isiraely:
Henjano ny tsipìka. Dia nohenja-
niny; ary Elisa nametraka ny tànany
teo amy ny tànan' ny mpanjaka. 17
Ary hoy izy: Vohay ny varavaran-

[1] *Heb.* fiarovana. [2] *Anaran' andriamani-tsi-izy, na ny sariny.*

kely atsinanana. Ary dia novohany.
Dia hoy Elisa: Alefao. Ka dia
nalefany. Ary hoy izy: Zana-
tsipìkan' ny famonjeny Jehovah,
dia zana-tsipìkan' ny famonjena
hahavoa ny Syriana! fa hamely ny
Syriana ao Afeka hianao mandra-
pandringanao azy. 18 Ary hoy koa
izy: Raiso ny zana-tsipìka. Dia
noraisiny. Ary hoy izy tamy ny
mpanjakan' ny Isiraely: Kapohy
ny tany. Ary nokapohiny intelo,
dia nitsahatra izy. 19 Ary ilay
lehilahin' Andriamanitra dia tezitra
taminy ka nanao hoe: Tokony ho
nikapoka indimy na inenina hianao,
dia ho nasianao ny Syriana mandra-
pandringanao azy; fa izao dia intelo
hiany no hamelezanao ny Syriana.

20 Ary dia maty Elisa ka nale-
vina. Ary ny mpitoha adin' ny
Moabita nananika ny tany tamy ny
fitsingerenan' ny taona. 21 Ary
nisy nandevina olona, dia, indro,
nahita ireo mpitoha ady izy, ka dia
natsipiny tao am-pasany Elisa ny
faty; ary raha vao nitehika tamy
ny taolany Elisa ny fatin-dralehilahy,
dia velona izy ka nijoro tamy ny
tongony.

22 Ary Hazaela, mpanjakany
Syria, nampahory ny Isiraely tamy
ny andro rehetra nanjakany Joa-
haza. 23 Fa Jehovah namindra fo
taminy sy niantra azy ary nitsinjo
azy noho ny fanekeny taminy Abra-
hama sy Isaka ary Jakoba, ka tsy
ta-handringana azy na hanaisotra
azy tsy ho eo anatrehany mandraka
ankehitriny.

24 Ary maty Hazaela, mpanja-
kany Syria; ary Beni-hadada zanany
no nanjaka nandimby azy. 25 Ary
Joasy, zanaky Joahaza, naka indray
teo an-tànany Beni-hadada, zanaky
Hazaela, ny tanàna izay efa nalainy
Hazaela teo an-tànany Joahaza, rainy
Joasy, tamy ny ady. Intelo no nan-
dreseny Joasy azy, ka dia azony
indray ny tanànan' ny Isiraely.

*Ny nanjakany Amazia tamy ny Joda.*

XIV. TAMY ny taona faharoa
nanjakany Joasy, zanaky
Joahaza, mpanjakan' ny Isiraely,
no vao nanjakany Amazia, zanaky
Joasy, mpanjakan' ny Joda. 2 Dimy
amby roa-polo taona izy, fony vao
nanjaka, ary sivy amby roa-polo
taona no nanjakany tany Jerosa-
lema. Ary ny anaran-dreniny dia
Joadana, avy any Jerosalema.

3 Ary nanao izay mahitsy eo
imasony Jehovah izy, nefa tsy dia
tahaka any Davida rainy; fa tahaka
izay rehetra nataony Joasy rainy
hiany no nataony. 4 Kanefa ny
fitoerana avo tsy mba noravana; fa
mbola namono zavatra hatao fana-
titra sady nandoro ditin-kazo mani-
tra teny amy ny fitoerana avo hiany
ny olona.

5 Ary nony tafapetraka tsara
teo an-tànany ny fanjakany, dia
novonoiny ireo mpanompony izay
namono ny mpanjaka rainy. 6 Fa
ny zanak' ireo namono kosa dia tsy
mba novonoiny, fa nataony araka
izay voasoratra ao amy ny bokin' ny
lalàny Mosesy, izay nandidiany Je-
hovah hoe: Ny ray tsy hatao maty
amy ny ataon' ny zanany, ary ny
zanaka tsy hatao maty amy ny
ataon' ny rainy; fa samy hatao
maty amy ny fahotany avy ny
olona.

7 Izy no nahafaty ny Edomita
iray alina tao amy ny lohasahan-
tsira sady nahafaka any Sela tamy
ny ady ary nanao azy hoe Joktela,
izay mbola anarany mandraka andro
any.

8 Tamin' izany Amazia dia nani-
raka olona tany aminy Joasy, zanaky
Joahaza, zanaky Jeho, mpanjakan'
ny Isiraely, nanao hoe: Avia, aoka
isika hihaona. 9 Fa Joasy, mpan-
jakan' ny Isiraely, naniraka tany
aminy Amazia, mpanjakan' ny Joda,
nanao hoe: Ny tsilo izay tany Liba-
nona naniraka tamy ny hazo sedera

izay tany Libanona nanao hoe:
Omeo ny zanako-lahy ny zanakao-
vavy ho vadiny; ary dia namaky
teo ny bibi-dia tany Libanona ka
nanosihosy ny tsilo. 10 Efa namely
any Edoma tokoa hianao, ka dia
nirehareha ny fonao; aoka hahafa-
po anao ary izany voninahitra izany,
ka mitoera ao an-tranonao hiany;
fa nahoana no hihaika ny loza haha-
lavo ny tenanao mbamy ny Joda
koa hianao?
11 Fa tsy nanaiky Amazia. Koa
dia niakatra Joasy, mpanjakan' ny
Isiraely; ary izy sy Amazia, mpan-
jakan' ny Joda, nihaona tany Beti-
semesy izay any Joda. 12 Dia resy
teo anoloan' ny Isiraely ny Joda, ka
samy nandositra ho any amy ny
lainy avy izy.
13 Ary Amazia, mpanjakan' ny
Joda, zanaky Joasy, zanaky Ahazia,
nosamboriny Joasy, mpanjakan' ny
Isiraely, tany Beti-semesy; ary dia
nankany Jerosalema Joasy, ka nan-
dravany efa-jato hakiho ny mandany
hatramy ny vavahadiny Efraima ka
hatramy ny vavahady an-jorony. 14
Ary nalainy avokoa ny volamena sy
ny volafotsy rehetra ary ny fanaka
rehetra izay hita tao an-tranony
Jehovah sy tamy ny rakitry ny
tranon' ny mpanjaka mbamy ny
olona natao antoka, ka dia niverina
ho any Samaria izy.
15 Ary ny tantarany Joasy sisa
mbamin' ny heriny sy ny niadiany
taminy Amazia, mpanjakan' ny Joda,
tsy efa voasoratra ao amy ny bokin'
ny tantaran' ny mpanjakan' ny Isi-
raely va izany? 16 Ary Joasy lasa
nodi-mandry any amy ny razany, dia
nalevina tany Samaria tao amy ny
mpanjakan' ny Isiraely izy; ary
Jeroboama zanany no nanjaka nan-
dimby azy.
17 Ary ny andro niainany Ama-
zia, zanaky Joasy, mpanjakan' ny
Joda, taorian' ny nahafatesany Joasy,
zanaky Joahaza, mpanjakan' ny Isi-
raely, dia dimy amby ny folo taona.
18 Ary ny tantarany Amazia sisa,
tsy efa voasoratra ao amy ny bokin'
ny tantaran' ny mpanjakan' ny Joda
va izany?
19 Ary ny olona niodina taminy
tany Jerosalema, dia nandositra
nankany Lakisy izy; fa ny olona
nampanaraka namono azy tany. 20
Ary nasampiny tamy ny soavaly ny
fatiny, dia nalevina tany Jerosalema
tao amy ny razany tao an-Tanànany
Davida izy.
21 Ary ny vahoaka rehetra tamy
ny Joda naka any Azaria, izay vao
enina amby ny folo taona tamin'
izay, ka nampanjaka azy handimby
any Amazia rainy. 22 Izy no na-
namboatra any Elota ka nampody
azy ho any ny Joda, rehefa lasa
nodi-mandry any amy ny razany ny
mpanjaka.

*Ny nanjakany Jeroboama II. tamy ny Isiraely sy ny nampodiany ny voninahitry ny fanjakana ho tahaka ny teo.*

23 TAMY ny taona fahadimy
amby ny folo nanjakany
Amazia, zanaky Joasy, mpanjakan'
ny Joda, no vao nanjakany Jerobo-
ama, zanaky Joasy, mpanjakan' ny
Isiraely, tany Samaria, ary nanjaka
iraika amby efa-polo taona izy.
24 Ary nanao izay ratsy eo ima-
sony Jehovah izy, fa tsy niala tamy
ny fahotana rehetra izay nataony
Jeroboama, zanaky Nebata, sady
nampanotany ny Isiraely.
25 Izy no nampody ny sisin-tanin'
ny Isiraely ka azony hatrany akai-
kiny Hamata ka hatramy ny rano-
masin' ny tani-hay,[1] araka ny teniny
Jehovah, Andriamanitry ny Isiraely,
izay nampilazainy ny mpanompony,
dia Jona, zanaky Amitay, mpami-
nany tany Gata-hefera. 26 Fa efa
hitany Jehovah fa nangidy indrindra
ny fahorian' ny Isiraely; ary tsy
nisy sisa, na ny voahazona na ny

[1] *Heb.* Araba.

afaka, sady tsy nisy namonjy ny
Isiraely akory. 27 Fa tsy mba no-
lazainy Jehovah fa hovonoiny tsy
ho eo ambanin' ny lanitra ny anaran'
ny Isiraely; fa ny tànany Jerobo-
ama, zanaky Joasy, no nentiny
namonjy azy.
28 Ary ny tantarany Jeroboama
sisa mbamin' izay nataony sy ny hery
izay niadiany ary ny nampodiany
any Damaskosy sy Hamata *izay any*
ny Joda *fahiny* ho any ny Isiraely, tsy
efa voasoratra ao amy ny tantaran'
ny mpanjakan' ny Isiraely va izany?
29 Ary Jeroboama lasa nodi-mandry
any amy ny razany, dia tao amy ny
mpanjakan' ny Isiraely; ary Zaka-
ria zanany no nanjaka nandimby
azy.

*Ny nanjakany Azaria tamy ny Joda, ary ny nanjakany Zakaria sy Saloma sy Menahema sy Pekahia ary Peka tamy ny Isiraely.*

XV. TAMY ny taona fahafito
amby roa-polo nanjakany
Jeroboama, mpanjakan' ny Isiraely,
no vao nanjakany Azaria, zanaky
Amazia, mpanjakan' ny Joda. 2
Enina amby ny folo taona izy, fony
vao nanjaka, ary roa amby dimam-
polo taona no nanjakany tany Jero-
salema. Ary ny anaran-dreniny dia
Jekolia, avy any Jerosalema.
3 Ary nanao izay mahitsy eo
imasony Jehovah izy tahaka izay
rehetra nataony Amazia rainy; 4
kanefa ny fitoerana avo tsy mba
noravana; fa mbola namono zavatra
hatao fanatitra sady nandoro ditin-
kazo manitra teny amy ny fitoerana
avo hiany ny olona.
5 Ary Jehovah namely ny mpan-
jaka, ka dia boka mandra-pahafatiny
izy ka nitoetra tao an-trano nito-
kana. Ary Jotama, zanakalahin'
ny mpanjaka, no nanapaka tao an-
dapa sy nitsara ny vahoaka.
6 Ary ny tantarany Azaria sisa
mbamin' izay rehetra nataony, tsy
efa voasoratra ao amy ny bokin' ny
tantaran' ny mpanjakan' ny Joda
va izany? 7 Ary Azaria dia lasa
nodi-mandry any amy ny razany,
ka nalevina tao amy ny razany tao
an-Tanànany Davida izy; ary Jota-
ma zanany no nanjaka nandimby
azy.
8 Tamy ny taona fahavalo amby
telo-polo nanjakany Azaria, mpanja-
kan' ny Joda, no nanjakany Zakaria,
zanaky Jeroboama, tamy ny Isiraely,
ary nanjaka enim-bolana tao Samaria
izy.
9 Ary nanao izay ratsy eo imasony
Jehovah tahaka ny nataon' ny raza-
ny izy, fa tsy niala tamy ny faho-
tany Jeroboama, zanaky Nebata,
izay nampanotany ny Isiraely. 10
Ary Saloma, zanaky Jabesy, nikomy
taminy, dia namely azy teo anatre-
han' ny olona ka nahafaty azy ary
nanjaka nandimby azy.
11 Ary ny tantarany Zakaria
sisa, indro fa efa voasoratra ao amy
ny bokin' ny tantaran' ny mpanja-
kan' ny Isiraely izany.
12 Izany no ilay teniny Jehovah
nolazainy taminy Jeho hoe: Ny
taranakao hatramy ny zafindohalika
dia hipetraka amy ny seza fiandria-
nan' ny Isiraely. Ka dia tanteraka
izany.
13 Ary Saloma, zanaky Jabesy,
dia vao nanjaka tamy ny taona fa-
hasivy amby telo-polo nanjakany
Ozia, mpanjakan' ny Joda; ary
nanjaka andro iray volana tany
Samaria izy. 14 Fa Menahema,
zanaky Gady, niakatra avy tany
Tirza ka nankany Samaria, dia
namely any Saloma, zanaky Jabesy,
tany Samaria ka nahafaty azy ary
nanjaka nandimby azy.
15 Ary ny tantarany Saloma sisa
mbamy ny nikomiany, indro fa efa
voasoratra ao amy ny bokin' ny tan-
taran' ny mpanjakan' ny Isiraely
izany.
16 Tamin' izany Menahema dia
niala tany Tirza ka namely any
Tifsa mbamin' izay rehetra tao ha-
tramy ny sisin-taniny; fa tsy na-
moha vavahady azy Tifsa, ka dia

nasiany, ary izay bevohoka rehetra
tao notatahany.
17 Tamy ny taona fahasivy amby
telo-polo nanjakany Azaria, mpan-
jakan' ny Joda, no vao nanjakany
Menahema, zanaky Gady, tamy ny
Isiraely ary nanjaka folo taona tao
Samaria izy.
18 Ary nanao izay ratsy eo ima-
sony Jehovah izy, fa tamy ny an-
drony rehetra dia tsy niala tamy ny
fahotany Jeroboama, zanaky Ne-
bata, izay nampanotany ny Isiraely.
19 Ary Pola, mpanjakany Asyria,
dia avy hananika ny tany; ary
Menahema nanome any Pola talenta
volafotsy arivo mba hampitoetra ny
fanjakana eo an-tànany Menahema.
20 Ary nampandoaviny Menahema
io vola io ny mpanan-karena rehetra
tamy ny Isiraely, dia sekely vola-
fotsy dimam-polo avy isan-olona,
homeny ny mpanjakany Asyria. Ka
dia niverina ny mpanjakany Asyria,
fa tsy nitoetra tao amy ny tany.
21 Ary ny tantarany Menahema
sisa mbamin' izay rehetra nataony,
tsy efa voasoratra ao amy ny bokin'
ny tantaran' ny mpanjakan' ny Isi-
raely va izany? 22 Ary Menahema
lasa nodi-mandry any amy ny raza-
ny; ary Pekahia zanany no nanjaka
nandimby azy.
23 Tamy ny taona fahadimam-
polo nanjakany Azaria, mpanjakan'
ny Joda, no vao nanjakany Pekahia,
zanaky Menahema, tamy ny Isiraely
tao Samaria, ary nanjaka roa taona
izy.
24 Ary nanao izay ratsy eo ima-
sony Jehovah izy, fa tsy niala tamy
ny fahotany Jeroboama, zanaky Ne-
bata, izay nampanotany ny Isiraely.
25 Ary Peka, zanaky Remalia,
lefiny, dia nikomy taminy ka namely
any Pekahia mbaminy Argoba sy
Aria teo Samaria, tao amy ny trano-
avo amy ny lapa, ary teo aminy
Peka nisy olona dimam-polo lahy
tamy ny taranaky Gileada; koa
namono azy izy, dia nanjaka nan-
dimby azy.
26 Ary ny tantarany Pekahia
sisa mbamin' izay rehetra nataony,
indro fa efa voasoratra ao amy ny
bokin' ny tantaran' ny mpanjakan'
ny Isiraely izany.
27 Tamy ny taona faharoa amby
dimam-polo nanjakany Azaria, mpan-
jakan' ny Joda, no vao nanjakany
Peka, zanaky Remalia, tamy ny Isi-
raely tao Samaria, ary nanjaka roa-
polo taona izy.
28 Ary nanao izay ratsy eo ima-
sony Jehovah izy, fa tsy niala tamy
ny fahotany Jeroboama, zanaky Ne-
bata, izay nampanotany ny Isiraely.
29 Tamy ny androny Peka, mpan-
jakan' ny Isiraely, dia tonga Tiglato-
pilesera, mpanjakany Asyria, ka
nahafaka any Iona sy Abela-beti-
maka sy Janoa sy Kadesy sy Ha-
zora sy Gileada ary Galilia, dia ny
tanin' ny Naftaly rehetra, ary ni-
tondra ny olona ho babo tany Asyria
izy.
30 Ary Hosea, zanaky Elaha,
nikomy taminy Peka, zanaky Re-
malia, dia namely azy ho faty ka
nanjaka nandimby azy tamy ny
taona faharoa-polo nanjakany Jo-
tama, zanaky Ozia.
31 Ary ny tantarany Peka sisa
mbamin' izay rehetra nataony, indro
fa efa voasoratra ao amy ny bokin'
ny tantaran' ny mpanjakan' ny Isi-
raely izany.

*Ny nanjakany Jotama tamy ny Joda.*

32 TAMY ny taona faharoa nan-
jakany Peka, zanaky Re-
malia, mpanjakan' ny Isiraely, no
vao nanjakany Jotama, zanaky Ozia,
mpanjakan' ny Joda. 33 Dimy
amby roa-polo taona izy, fony vao
nanjaka, ary enina amby ny folo
taona no nanjakany tany Jerosa-
lema. Ary ny anaran-dreniny dia
Jerosa, zanakavaviny Zadoka.
34 Ary nanao izay mahitsy eo
imasony Jehovah izy; tahaka izay
rehetra nataony Ozia rainy no na-
taony. 35 Kanefa ny fitoerana

avo tsy mba noravana; fa mbola namono zavatra hatao fanatitra sady nandoro ditin-kazo manitra teny amy ny fitoerana avo hiany ny olona. Izy no nanao ny vavahady ambony amy ny tranony Jehovah.
36 Ary ny tantarany Jotama sisa mbamin' izay rehetra nataony, tsy efa voasoratra ao amy ny bokin' ny tantaran' ny mpanjakan' ny Joda va izany?
37 Tamin' izany andro izany no vao nampandehanany Jehovah any Rezina, mpanjakany Syria, sy Peka, zanaky Remalia, hanafika any Joda.
38 Ary Jotama lasa nodi-mandry any amy ny razany, dia nalevina tao amy ny razany tao an-Tanànany Davida rainy izy; ary Ahaza zanany no nanjaka nandimby azy.

*Ny nanjakany Ahaza tamy ny Joda.*

XVI. TAMY ny taona fahafito amby ny folo nanjakany Peka, zanaky Remalia, no vao nanjakany Ahaza, zanaky Jotama, mpanjakan' ny Joda.
2 Roa-polo
taona Ahaza, fony izy vao nanjaka, ary enina amby ny folo taona no nanjakany tany Jerosalema.
Ary tsy nanao izay mahitsy eo imasony Jehovah Andriamaniny tahaka ny nataony Davida rainy izy;
3 fa nandeha tamy ny làlan' ny mpanjakan' ny Isiraely izy; eny, ny zanani-lahy aza dia nampamakiny ny afo araka ny fahavetavetan' ny jentilisa izay noroahiny Jehovah tsy ho eo anoloan' ny Zanak' Isiraely.
4 Ary namono zavatra hatao fanatitra izy sady nandoro ditin-kazo manitra teny amy ny fitoerana avo sy teny amy ny havoana ary teny ambanin' ny hazo maitso rehetra.
5 Ary tamin' izany dia niakatra hanafika any Jerosalema Rezina, mpanjakany Syria, sy Peka, zanaky Remalia, mpanjakan' ny Isiraely; ary nanao fahirano any Ahaza izy, nefa tsy naharesy azy.
6 Tamin' izany andro izany Rezina, mpanjakany Syria, dia nahalasa any Elota ho isan' ny fanjakany Syria ka nandroaka ny Jiosy hiala tao; ary ny Syriana nankany Elota ka monina ao mandraka andro any.
7 Ary Ahaza naniraka olona ho any aminy Tiglato-pilesera, mpanjakany Asyria, hanao hoe: Mpanomponao sy zanakao aho; miakara, ka vonjeo aho tsy ho azon' ny mpanjakany Syria sy ny mpanjakan' ny Isiraely, izay efa mitsangana hiady amiko.
8 Ary nalainy Ahaza ny
volafotsy sy ny volamena izay hita tao an-tranony Jehovah sy tao amy ny rakitry ny tranon' ny mpanjaka, dia nampanateriny ho fanomezana ho any ny mpanjakany Asyria.
9
Dia nanaiky ny teniny ny mpanjakany Asyria ka niakatra hamely any Damaskosy ary nahafaka azy; dia nentiny ho any Kira ny olona nobaboiny; fa Rezina kosa novonoiny.
10 Ary nandeha Ahaza mpanjaka hitsena any Tiglato-pilesera, mpanjakany Asyria, any Damaskosy; ary nony nahita ny alitara tao Damaskosy izy, dia nampitondra ny mariky ny alitara sy ny sariny araka ny fombany rehetra ho any aminy Oria mpisorona.
11 Ary
Oria mpisorona dia nanao alitara: araka ny marika rehetra nampitondrainy Ahaza mpanjaka avy tany Damaskosy no nanaovany Oria mpisorona azy mandra-pihaviny Ahaza mpanjaka avy tany Damaskosy.
12 Ary nony tonga avy tany
Damaskosy ny mpanjaka, dia nandeha nizaha azy izy ary nanatona ka nanatitra fanatitra teo amboniny.
13 Ary nandoro ny fanatitra odorany sy ny fanatitra hohaniny teo izy ary nanidina ny fanatitra aidiny sady nanopy ny ran' ny fanati-pihavanany tamy ny alitara.
14 Ary
ny alitara varahina kosa, izay teo anatrehany Jehovah, dia nafindrany hiala eo anoloan' ny trano—dia eo anelanelan' ny alitara *vaovao* sy

ny tranony Jehovah—ka nataony
teo avaratry ny alitarany.
15 Ary Ahaza mpanjaka nandidy
any Oria mpisorona hoe: Eo am-
bonin' ny alitara lehibe no andoroy
ny fanatitra odorana maraina sy ny
fanatitra hariva sy ny fanatitra
odorana mbamy ny fanatitra hoha-
nina izay ho any ny mpanjaka ary
ny fanatitra odorana mbamy ny
fanatitra hohanina sy ny fanatitra
aidina izay ho any ny vahoaka rehe-
tra; ary ny ra rehetra avy amy ny
fanatitra odorana sy ny fanatitra
alatsa-dra hafa dia hatopinao aminy;
ary ny amy ny alitara varahina dia
mbola hataoko fanontanian-javatra.
16 Ary Oria mpisorona dia nanao
araka izay rehetra nandidiany Ahaza
mpanjaka azy.
¶ 17 Ary nesoriny Ahaza mpan-
jaka ny kibon' ny fitoeran-tavin-
drano; ary nesoriny ny tavin-drano,
ary ilay tavin-drano lehibe [1] dia
nampidininy niala tamin' ireo omby
varahina izay teo ambaniny ka na-
taony teo ambony lampivato. 18
Ary ny Fialofana tamy ny Sabata,
izay natao teo akaikin' ny trano sy
ny fidirana ivelany izay any ny
mpanjaka, dia nafindrany ho ao an-
tranony Jehovah noho ny tahony
ny mpanjakany Asyria.
19 Ary ny tantarany Ahaza sisa,
tsy efa voasoratra ao amy ny bokin'
ny tantaran' ny mpanjakan' ny
Joda va izany? 20 Ary Ahaza lasa
nodi-mandry any amy ny razany,
dia nalevina tao amy ny razany tao
an-Tanànany Davida izy; ary Heze-
kia zanany no nanjaka nandimby
azy.

*Ny nanjakany Hosea, sy ny nahara-
van' ny fanjakan' ny Isiraely, ary
ny fototry ny nahatonga izany.*

XVII. TAMY ny taona faharoa
amby ny folo nanja-
kany Ahaza, mpanjakan' ny Joda,
no vao nanjakany Hosea, zanaky
Elaha, tamy ny Isiraely tao Samaria;
ary nanjaka sivy taona izy.
2 Ary nanao izay ratsy eo imaso-
ny Jehovah izy, nefa tsy dia tahaka
ny nataon' ny mpanjakan' ny Isi-
raely teo alohany.
3 Niakatra hanafika azy Salma-
nesera, mpanjakany Asyria, ka dia
tonga mpanompony nandoa hetra [2]
ho azy Hosea.
4 Ary ny mpanjakany Asyria
nahita fa niodina Hosea; fa efa
naniraka olona tany aminy So,
mpanjakany Egypta, izy sady tsy
nanatitra hetra [2] ho any ny mpan-
jakany Asyria intsony tahaka ny
fanaony isan-taona; koa dia nanidy
azy ny mpanjakany Asyria sy na-
matotra azy tao an-trano-maizina.
5 Dia niakatra ny mpanjakany
Asyria ka nanenika ny tany; ary
niakatra tany Samaria izy ka nanao
fahirano azy telo taona.
6 Ary tamy ny taona fahasivy
nanjakany Hosea no nahafahan' ny
mpanjakany Asyria any Samaria,
dia nentiny ho babo tany Asyria ny
Isiraely ka namponeniny tao Hala
sy teo amorony Habora (dia ny
oniny Gozana izany) ary teny amy
ny tanànan' ny Mediana.
7 Ary ny nahatongavan' izany
dia noho ny nanotan' ny Zanak'
Isiraely taminy Jehovah Andria-
maniny, Izay nitondra azy nivoaka
avy tany amy ny tany Egypta ho
afaka tamy ny tànany Farao, mpan-
jakany Egypta, fa natahotra izay
andriamani-kafa izy 8 ka nandeha
araka ny fanaon' ny jentilisa izay
noroahiny Jehovah tsy ho eo ano-
loan' ny Zanak' Isiraely sy araka ny
didy izay nataon' ny mpanjakan' ny
Isiraely. 9 Ary ny Zanak' Isiraely
dia nanao teny tsy marina ho enti-
manakona any Jehovah Andriama-
niny ka nanao fitoerana avo teny
amy ny tanànany rehetra, dia ha-
tramy ny tilikambon' ny mpiambina
ka hatramy ny tanàna mimanda.

[1] *Heb.* ranomasina. [2] *Heb.* fanomezana.

10 Ary nanangana tsangam-baton-
tsampy sy Aseraha ho azy teny amy
ny tendrombohitra avo rehetra sy
teny ambanin' ny hazo maitso re-
hetra izy; 11 ary nandoro ditin-
kazo manitra teny amy ny fitoerana
avo rehetra izy, tahaka ny nataon'
ny jentilisa izay noroahiny Jehovah
tsy ho eo anoloany, sady nanao zava-
tra ratsy ka nampahatezitra any
Jehovah, 12 fa nanompo sampy, izay
nandrarany Jehovah azy hoe: Aza
manao izany zavatra izany hianareo.
13 Nefa ny mpaminany rehetra
sy ny mpahita rehetra dia nasainy
Jehovah nananatra ny Isiraely sy
ny Joda hoe: Mialà amy ny làla-
nareo ratsy, ary tandremo ny lalàko
sy ny didiko, araka ny lalàna re-
hetra izay nandidiako ny razanareo
sy izay nanirahako ny mpaminany
mpanompoko ho aminareo.
14 Kanefa tsy nihaino izy, fa
nanamafy ny hatony, tahaka ny
razany, izay tsy nino any Jehovah
Andriamaniny. 15 Ary nolaviny
ny didiny sy ny fanekeny izay
nataony tamy ny razany mbamy ny
teni-vavolombelony izay nananarany
azy; ary nandeha nanaraka ny
zava-poana izy, ka dia tonga zava-
poana koa ary nanaraka ny jentilisa
manodidina azy, izay efa nandra-
rany Jehovah azy mba tsy halainy
tahaka. 16 Ary nahafoy ny didiny
Jehovah Andriamaniny rehetra izy
ka nanao sarin-javatra an-idina ho
any ny tenany, dia ombilahy kely
roa, ary nanao Aseraha koa izy sady
niankohoka teo anatrehan' izay re-
hetra eny amy ny lanitra ary na-
nompo any Bala. 17 Ary nampan-
deha ny zanani-lahy sy ny zanani-
vavy hamaky ny afo izy, sady nanao
fankatovana sy sikidy ary nivaro-
tena hanao izay ratsy eo imasony
Jehovah ka nampahatezitra Azy.
18 Koa dia tezitra indrindra tamy
ny Isiraely Jehovah, dia nesoriny
tsy ho eo imasony izy, ka tsy nisy
sisa afa-tsy ny fireneny Joda hiany.
19 Ary ny Joda koa aza tsy mba
nitandrina ny didiny Jehovah An-
driamaniny, fa nandeha araka izay
rehetra nataon' ny Isiraely koa. 20
Dia nariany Jehovah ny taranaky
Isiraely rehetra ka nampahoriny sy
natolony ho eo an-tànan' ny mpa-
mabo azy mandra-panaisony azy tsy
ho eo imasony.
21 Fa nendahany niala tamy ny
taranaky Davida ny Isiraely; ary
ny olona nampanjaka any Jero-
boama, zanaky Nebata; ary Jero-
boama dia nampiala ny Isiraely tsy
hanaraka any Jehovah ka nampa-
nota azy indrindra. 22 Ary ny
Zanak' Isiraely nandeha tamy ny
fahotana rehetra nataony Jero-
boama, fa tsy niala tamin' izany izy
23 mandra-panaisotry Jehovah ny
Isiraely tsy ho eo anatrehany,
araka izay nampilazainy ny mpa-
minany mpanompony rehetra. Ka
dia lasan-ko babo niala tamy ny
taniny ho any Asyria ny Isiraely ka
mbola any mandraka andro any.

*Ny nametrahana olona hafa firenena tao amy ny tany Samaria, sy ny amy ny fivavahan' ireny.*

24 ARY ny mpanjakany Asyria
nitondra olona avy tany
Babylona sy Kota sy Ava sy Ha-
mata sy Sefarvaima ka namponina
azy teny amy ny tanànany Samaria
nisolo ny Zanak' Isiraely; dia na-
hazo any Samaria ireny ka nitoetra
teny amy ny tanànany. 25 Ary
raha vao nonina tao ireny, dia tsy
natahotra any Jehovah; ary Jeho-
vah kosa nampandeha ny liona
hamely azy, ka nahafatesan' ireny
izy.
26 Dia hoy ny olona tamy ny
mpanjakany Asyria: Ny firenena
izay nafindranao sy namponeninao
eny amy ny tanànany Samaria tsy
mahalala izay tokony hatao amy ny
Andriamanitry ny tany any, ka dia
nampandeha ny liona hamely azy
Izy; ary, indro, nahafatesan' ireny
izy noho ny tsi-fahalalany ny fa-
naon' ny Andriamanitry ny tany.

27 Ary ny mpanjakany Asyria
nandidy hoe: Iraho ho any ny anan-
kiray amy ny mpisorona izay nen-
tinareo ho babo avy tany, ary aoka
handeha izy ka hitoetra any, dia
aoka hampianatra azy izay tokony
hatao amy ny Andriamanitry ny
tany any izy. 28 Dia tonga ny
mpisorona anankiray avy tamin'
izay efa nentiny ho babo avy tany
Samaria ka nonina tao Betela, dia
nampianatra azy izay fahatahorana
any Jehovah.

29 Kanefa ny isam-pirenena
mbola samy nanao ny andriamaniny
avy ka nametraka azy tao amy ny
trano eny amy ny fitoerana avo,
izay nataon' ny mponina tao Sa-
maria, eny, ny isam-pirenena dia
samy nanao tao amy ny tanàna
nitoerany avy. 30 Koa ny olona
avy any Babylona dia nanao any
Sokota-benota; ary ny olona avy
any Kota nanao any Nergala; ary
ny olona avy any Hamata nanao
any Asima; 31 ary ny Avita nanao
any Nibaza sy Tartaka; ary ny
Sefarvita nandoro ny zanany tamy
ny afo ho any Adrameleka sy Ana-
meleka, andriamanitry Sefarvaima.

32 Dia natahotra any Jehovah ny
olona, ary izay avy tamy ny anka-
biazam-bahoaka no notendreny ho
mpisorona amy ny fitoerana avo, ary
ireny no nanatitra fanatitra tao amy
ny trano eny amy ny fitoerana avo
nisolo ny vahoaka. 33 Jehovah dia
natahorany hiany, kanefa mbola
nanompo ny andriamaniny avy koa
izy araka ny fanaon' ny firenena
izay efa nangalana azy avy.

34 Mandraka andro any dia mbola
manao araka ny fanaony teo hiany
izy: tsy dia matahotra any Jeho-
vah, ary tsy dia manao araka ny
fomban-drazany, na araka ny lalàna
sy ny didy izay nandidiany Jehovah
ny taranaky Jakoba, izay nataony
hoe Isiraely 35 sady nanaovany
fanekena sy nodidiany hoe: Aza
matahotra izay andriamani-kafa, na
miankohoka eo anatrehany, na ma-
nompo azy, na mamono zavatra
hatao fanatitra ho azy; 36 fa Jeho-
vah, Izay nitondra anareo nivoaka
avy tany amy ny tany Egypta tamy
ny hery lehibe sy ny sandry nahin-
jitra, dia aoka Izy hiany no hata-
horanareo, ary ho eo anatrehany no
hiankohofanareo, ary ho Azy no
hamonoanareo zavatra hatao fana-
titra; 37 ary ny didy sy ny fitsipika
sy ny lalàna ary ny teny izay noso-
ratany ho anareo no aoka hotandre-
manareo hatao mandrakariva; ary
aza matahotra izay andriamani-kafa;
38 ary ny fanekena izay nataoko
taminareo dia aza hadinoinareo; ary
aza matahotra izay andriamani-kafa
hianareo; 39 fa Jehovah Andria-
manitrareo no aoka hatahoranareo;
dia Izy no hamonjy anareo amy ny
tànan' ny fahavalonareo rehetra.
40 Nefa tsy nety nihaino izy, fa
nanao tahaka ny fanaony taloha
hiany.

41 Ka dia natahotra any Jehovah
hiany ireo firenena ireo, kanefa na-
nompo ny sarin-javatra voasokitra
izy hatramy ny zanany sy ny zafiny
koa aza: tahaka ny fanaon' ny ra-
zany hiany no nataon' ireny man-
draka andro any.

*Ny niandohan' ny nanjakany Heze-kia, sy ny naharavan' ny fanja-kan' ny Isiraely.*

XVIII. ARY tamy ny taona faha-
telo nanjakany Hosea,
zanaky Elaha, mpanjakan' ny Isi-
raely, no vao nanjakany Hezekia,
zanaky Ahaza, mpanjakan' ny Joda.
2 Dimy amby roa-polo taona izy,
fony vao nanjaka, ary nanjaka sivy
amby roa-polo taona tany Jerosa-
lema izy. Ary ny anaran-dreniny
dia Aby, zanakavaviny Zakaria. 3
Ary nanao izay mahitsy eo imasony
Jehovah izy tahaka izay rehetra
nataony Davida rainy. 4 Izy no
nandrava ny fitoerana avo sy nama-
kivaky ny tsangam-baton-tsampy sy
nikapa ny Aserahany ary nanoro-
toro ny menarana varahina izay

nataony Mosesy; fa ny Zanak' Isi-
raely efa nandoro ditin-kazo manitra
tamin' iny hatramin' izany andro
izany aza; ary ny anarany nataony
hoe Nehostana.[1] 5 Jehovah, An-
driamanitry ny Isiraely, no nito-
kiany, ka dia tsy nisy tahaka azy
tamin' izay rehetra mpanjakan' ny
Joda, na ny teo aoriany, na ny teo
alohany. 6 Fa nifikitra taminy Je-
hovah izy ka tsy niala tamy ny
fanarahana Azy, fa nitandrina ny
didy izay nandidiany Jehovah any
Mosesy.
7 Ary Jehovah nomba azy, ka
dia nambinina[2] tamin' izay nalehany
rehetra izy; ary niodina tamy ny
mpanjakany Asyria izy ka tsy na-
nompo azy. 8 Izy no namely ny
Filistina hatrany Gaza sy ny fari-
taniny, ka noravany avokoa hatramy
ny tilikambon' ny mpiambina ka
hatramy ny tanàna mimanda.
9 Ary tamy ny taona fahefatra
nanjakany Hezekia mpanjaka (dia
taona fahafito nanjakany Hosea,
zanaky Elaha, mpanjakan' ny Isi-
raely, izany) no niakarany Salmane-
sera, mpanjakany Asyria, hamely
any Samaria sy nanaovany fahirano
azy. 10 Ary nony tapitra ny telo
taona, dia afak' ireo ny tanàna: dia
tamy ny taona fahenina nanjakany
Hezekia, izay taona fahasivy nanja-
kany Hosea, mpanjakan' ny Isiraely,
no nahafahana any Samaria.
11 Ary ny mpanjakany Asyria
nitondra ny Isiraely ho babo tany
Asyria ka nametraka azy tao Hala
sy teo amorony Habora, oniny Go-
zana, ary teny amy ny tanànan' ny
Mediana, 12 satria tsy nihaino ny
feony Jehovah Andriamaniny izy,
fa nivadika ny fanekeny, dia izay
rehetra nandidiany Mosesy, mpa-
nompony Jehovah, ka tsy nihaino na
nankatò izany izy.

*Ny niadiany Sankeriba taminy Hezekia.*

13 ARY tamy ny taona fahefatra
amby ny folo nanjakany
Hezekia mpanjaka dia niakatra
Sankeriba, mpanjakany Asyria, ha-
mely ny tanàna mimanda rehetra
any Joda ka nahafaka azy.
14 Ary Hezekia, mpanjakan' ny
Joda, naniraka tany amy ny mpan-
jakany Asyria tany Lakisy nanao
hoe: Efa diso aho, ialao aho, fa izay
hampitondrainao ahy dia ho entiko.
Ary ny mpanjakany Asyria nampan-
doa any Hezekia, mpanjakan' ny
Joda, talenta volafotsy telon-jato sy
talenta volamena telo-polo. 15 Ary
Hezekia nanome azy ny volafotsy
rehetra izay hita tao an-tranony
Jehovah sy tao amy ny rakitry ny
tranon' ny mpanjaka. 16 Tamin'
izany andro izany no nanendahany
Hezekia *ny volamena* tamy ny vara-
varan' ny tempoliny Jehovah sy
tamy ny tolana, dia ilay efa nape-
taky Hezekia, mpanjakan' ny Joda;
ary dia nomeny ho any ny mpanja-
kany Asyria izany.
17 Ary ny mpanjakany Asyria
naniraka any Tartana sy Raba-sarisa
ary Rabsake mbamy ny miaramila
betsaka avy teo Lakisy hankany
Jerosalema ho any aminy Hezekia
mpanjaka. Dia niakatra ireny ka
tonga tany Jerosalema; ary nony
tonga teo izy, dia nitsangana teo
anilan' ny lakan-drano amy ny ka-
mory ambony, teo an-dàlambe man-
kamy ny sahan' ny mpamotsy lamba.
18 Ary nony efa niantso ny mpan-
jaka izy, dia nivoaka ho eo aminy
Eliakima, zanaky Hilkia, izay lehi-
ben' ny tao an-dapa, sy Sebna mpa-
noratra ary Joa, zanaky Asafa, mpi-
tadidy ny raharaham-panjakana.
19 Dia hoy Rabsake tamin' ireo:
Andeha, lazao aminy Hezekia hoe:
Izao no lazain' ny mpanjaka lehibe,
dia ny mpanjakany Asyria: Inona

[1] Nehostana = Ilay varahina.

[2] *Na:* hita ho hendry.

izato itokianao? 20 Hoy hianao
(nefa teny foana izany): Manana
saina sy hery hiady aho. Koa iza
no itokianao, no miodina amiko
hianao? 21 Fa, indro, hianao ma-
toky io tehina volotara torotoro io,
dia Egypta, nefa raha itehenan'
olona iny, dia manindrona ny tànany
miboroaka; tahaka izany Farao,
mpanjakany Egypta, amin' izay
rehetra matoky azy. 22 Ary raha
hoy hianareo amiko: Jehovah An-
driamanitray no itokianay,—moa
tsy Azy va ny fitoerana avo aman-
alitara izay noravany Hezekia, izay
nilaza tamy ny Joda sy Jerosalema
hoe: Eto anoloan' ity alitara eto
Jerosalema ity no hiankohofanareo?
23 Koa aoka hifaninana hianao sy
ny tompoko, mpanjakany Asyria, fa
homeko soavaly roa arivo hianao,
raha tàhiny manana olona hitaingina
azy. 24 Hataonao ahoana no fam-
piamboho ny komandy iray amy ny
mpanompon' ny tompoko, na dia
izay kely indrindra aminy aza?
Nefa matoky any Egypta hianao
hahazoanao kalesy sy mpitaingin-
tsoavaly. 25 Koa moa haitraitro
va izao niakarako izao? Tsia, fa
Jehovah no naniraka ahy handrava
ity tany ity ka nanao hoe: Miakara
hamely ity tany ity, ka ravao izy.

26 Dia hoy Eliakima, zanaky
Hilkia, sy Sebna ary Joa tamin-
dRabsake: Masìna hianao, teny
Syriana[1] no ataovy aminay mpa-
nomponao, fa fantatray hiany izany;
fa aza manao teny Jiosy ho ren'
ny olona eny ambonin' ny mànda.
27 Fa hoy Rabsake taminy: Moa
ho amy ny tomponao sy hianao akory
va no nanirahan' ny tompoko ahy
hilaza izao teny izao, fa tsy ho amy
ny olona izay mipetraka eny ambo-
nin' ny mànda hihinanany izay tsy
fihinany[2] sy hisotroany izay tsy
fisotrony[3] miaraka aminareo?

28 Dia nijoro teo Rabsake ka
niantso tamy ny feo mahery tamy
ny teny Jiosy hoe: Henoy ny
tenin' ny mpanjaka lehibe, dia ny
mpanjakany Asyria: 29 Izao no
lazain' ny mpanjaka: Aza mety
hofitahiny Hezekia hianareo, fa tsy
hahavonjy anareo amy ny tànako
izy tsy akory. 30 Ary aza mety
hampahatokiny Hezekia any Jeho-
vah hianareo amy ny anaovany hoe:
Jehovah no hamonjy antsika tokoa;
ary tsy hatolotra eo an-tànan' ny
mpanjakany Asyria tsy akory ity ta-
nàna ity. 31 Aza mihaino any Heze-
kia; fa izao no lazain' ny mpanjakany
Asyria: Manaova fanekena amiko
hiadanana, ka mankanesa atỳ amiko,
ary samia homana ny voalobony sy
ny aviaviny, ary samia misotro ny
rano avy amy ny lavaka famoriani-
dranony avy hianareo, 32 mandra-
pihaviko hitondra anareo ho any
amin' izay tany tahaka ny taninareo,
dia tany misy vary sy ranom-boalo-
boka, tany misy mofo sy tanim-
boaloboka, tany misy oliva tsara
diloilo sy tantely,—mba ho velona
hianareo, fa tsy ho faty; ary aza
mihaino any Hezekia, raha izy ma-
nome vohony anareo amy ny anao-
vany hoe: Jehovah no hamonjy
antsika. 33 Moa nisy nahavonjy
ny taniny tamy ny mpanjakany
Asyria va ireo andriamanitry ny
firenena? 34 Aiza moa ireo andria-
manitry Hamata sy Arpada? Ary
aiza koa ireo andriamanitry Sefar-
vaima sy Hena ary Iva? Nahavonjy
any Samaria tamy ny tànako va
ireo andriamaniny? 35 Iza moa
amy ny andriamanitra rehetra amy
ny tany no efa nahavonjy ny taniny
tamy ny tànako, koa aiza no haha-
vonjeny Jehovah any Jerosalema
amy ny tànako?

36 Nefa nangina ny olona, ka tsy
nisy namaly azy na dia teny indraim-
bava akory aza, satria ny mpanjaka
efa nandidy hoe: Aza misy mamaly
azy.

37 Ary Eliakima, zanaky Hilkia,

---

[1] *Heb.* Aramiana. [2] *Heb.* ny tainy. [3] *Heb.* ny amaniny.

izay lehiben' ny tao an-dapa, sy
Sebna mpanoratra ary Joa, zanaky
Asafa, mpitadidy ny raharaham-
panjakana, dia niditra nankao aminy
Hezekia, sady voatriatra ny fitafiany,
ary nilaza taminy ny tenin-dRabsake
izy.

*Ny amy ny namonjena any Jerosalema, sy ny nandringanana ny miaramilany Sankeriba, mbamy ny nahafatesan' ny tenany.*

XIX. ARY raha nandre izany
Hezekia mpanjaka, dia
nandriatra ny fitafiany izy sady
nitafy lamba fisaonana ka lasa nidi-
tra tao an-tranony Jehovah, 2 ary
izy naniraka any Eliakima, lehiben'
ny tao an-dapa, sy Sebna mpanoratra
ary ny lohan' ny mpisorona samy
nitafy lamba fisaonana hankany
aminy Isaia mpaminany, zanaky
Amoza, 3 ary hoy ireo taminy:
Izao no lazainy Hezekia: Andro
fahoriana sy famaizana ary fanalam-
baraka ity andro ity; fa mby ao
am-piterahana ny zaza, nefa tsy
misy hery hiterahana azy. 4 An-
gamba ho reny Jehovah Andriama-
nitrao ny teny rehetra nataon-
dRabsake, izay nirahin' ny mpanja-
kany Asyria tompony hihaika an'
Andriamanitra velona, ka mba hova-
liany izy noho ny teniny izay efa
reny Jehovah Andriamanitrao; koa
aingao ny fivavakao hamonjy izay
mbola sisa.
5 Dia nankany aminy Isaia ny
mpanompony Hezekia mpanjaka. 6
Ary hoy Isaia taminy: Ambarao
amy ny tomponareo hoe: Izao no
lazainy Jehovah: Aza matahotra
ny teny efa renao, dia izay nanom-
pan' iretsy ankizilahin' ny mpanja-
kany Asyria iretsy Ahy. 7 Fa,
indro, Izaho efa hanisy fanahy ao
anatiny, ary hahare siosio izy ka
hiverina ho any amy ny taniny; dia
hataoko lavon-tsabatra any an-taniny
izy.
8 Dia niverina Rabsake ka nan-
kany Libna, izay nataon' ny mpan-
jakany Asyria fahirano tamin' izay,
satria efa reny fa efa niala tany
Lakisy ny mpanjaka.
9 Ary nony reny Sankeriba ny
aminy Tiraka, mpanjakany Etiopia,
nanao hoe: Indro, avy hiady ami-
nao izy, dia naniraka olona indray
ho any aminy Hezekia izy nanao
hoe: 10 Izao no holazainareo aminy
Hezekia, mpanjakan' ny Joda: Aza
mety hofitahin' ny Andriamanitrao
Izay itokianao hianao hoe: Jerosa-
lema tsy hatolotra eo an-tànan' ny
mpanjakany Asyria. 11 Indro, hia-
nao efa nandre izay nataon' ireo
mpanjakany Asyria tamy ny tany
rehetra, dia ny nandravany[1] azy;
ka hianao kosa va no ho voavonjy?
12 Moa nahavonjy azy va ireo an-
driamanitry ny firenena noravan' ny
razako, dia Gozana sy Harana sy
Razefa ary ny taranaky Edena, izay
tao Telasara? 13 Aiza ny mpanja-
kany Hamata sy ny mpanjakany
Arpada ary ny mpanjakan' ny
tanàna Sefarvaima sy Hena ary
Iva?
14 Dia noraisiny Hezekia tamy
ny tànan' ny iraka ny taratasy ka
novakiny, dia niakatra nankao an-
tranony Jehovah izy ka namelatra
iny teo anatrehany Jehovah. 15
Ary Hezekia nivavaka teo anatre-
hany Jehovah nanao hoe: Ry Jeho-
vah, Andriamanitry ny Isiraely ô,
Izay mipetraka amy ny kerobima,
Hianao dia Hianao irery hiany no
Andriamanitry ny fanjakana rehetra
ambonin' ny tany, fa Hianao no
nanao ny lanitra sy ny tany. 16
Atongilano ny sofinao, Jehovah ô,
ka mihainoa; ahirato ny masonao,
Jehovah ô, ka mijere, ary mandre-
nesa ny teniny Sankeriba, izay nam-
pitondrainy hihaika an' Andriamani-
tra velona. 17 Jehovah ô, marina
hiany tokoa fa ireo mpanjakany
Asyria dia efa nandrava ny jentilisa

[1] *Heb.* nanaovany herema.

sy ny taniny 18 ary efa nanary ny
andriamaniny tao anaty afo, satria
tsy Andriamanitra ireny, fa asan'
ny tànan' olona hiany, dia hazo sy
vato; ka dia azony nosimbana. 19
Koa ankehitriny, Jehovah Andria-
manitray ô, mitaraina aminao aho,
vonjeo izahay amy ny tànany, mba
hahafantaran' ny fanjakana rehetra
ambonin' ny tany fa Hianao dia
Hianao irery hiany, Jehovah ô, no
Andriamanitra.
20 Ary Isaia, zanaky Amoza, dia
naniraka hankany aminy Hezekia,
nanao hoe: Izao no lazainy Jehovah,
Andriamanitry ny Isiraely: Ilay
fitarainana nataonao tamiko ny ami-
ny Sankeriba, mpanjakany Asyria,
dia efa nohenoiko. 21 Koa izao no
teny nolazainy Jehovah ny aminy
Sankeriba:

Manao tsinontsinona sy mandatsalatsa anao Ziona, zanakavavy virijina;
Mihifikifi-doha mahita anao mandositra Jerosalema zanakavavy.
22 Fa iza no nohaikainao sy nompanao?
Ary hanohitra an' iza no nanandratanao ny feonao,
Sy nampiandrandranao ny masonao any ambony?
Hanohitra ny Iray Masin' ny Isiraely.
23 Ny irakao no nihaikanao ny Tompo hoe:
Tamy ny kalesiko maro no niakarako
Tany an-tampon' ny tendrombohitra,
Tao afovoany Libanona,
Ary hokapaiko ny sedera avo sy ny kypreso voafantina;
Dia hiditra any amy ny faran' ny azo iakarana ao aho
Sy any amy ny alany midokadoka.
24 Izaho no nihady ka nisotro rano vao niseho,[1]
Ary ny faladiako no handritako ny ony mbamy ny lahindrano rehetra any Egypta.[2]

25 Tsy mbola renao va, *hoy Jehovah*, fa hatry ny fony ela no nanomanako izany,
Ary hatramy ny andro taloha no nikasako izany?
Ankehitriny dia efa nahatanteraka izany Aho,
Ka dia nandrava tanàna mimanda ho tonga korontambato hianao.
26 Ary efa tsy nahatohitra ny mponina any,
Sady raiki-tahotra no mangaihay izy;
Efa tahaka ny ahitra any antsaha izy ary tahaka ny ahi-maitso
Sy ny ahitra eo amy ny tampon-trano,
Ary tahaka ny vary maty raha vao mitsiry.
27 Fa samy fantatro avokoa ny ipetrahanao sy ny ivoahanao sy ny idiranao
Ary ny fahatezeranao amiko.
28 Satria efa tezitra amiko hianao,
Ary efa tonga ato an-tsofiko ny fireharehanao,
Dia hasiako ny masom-biko ny oronao,
Ary hasiako ny lamboridiko ny vavanao,
Ary hampivereniko amy ny làlana izay nihavianao hianao.

29 Ary izao no ho famantarana
ho anao kosa: Hihinana ny maniry
ho azy avy tamy ny voa mihintsana
hianareo iray taona, ary amy ny
taona manaraka dia ny kolokolon'
izany, fa amy ny taona fahatelo
kosa dia mamafaza hianareo, ka
mijinjà, ary manaova tanimboalo-
boka, ka mihinàna izay vokatra eo.

---

[1] *Na:* ranon' ny firenena hafa.

[2] *Heb.* Mazora.

30 Ary izay sisa amy ny taranaky
Joda dia mbola hamaka lalindalina
kokoa sady hisondrotra hamoa. 31
Fa hisy sisa hiseho avy any Jerosa-
lema sy sisa afaka avy any an-ten-
drombohitra Ziona; ny fahasaro-
piarony Jehovah, Tompon' ny maro,
no hanao izany.

32 Koa izao no lazainy Jehovah
ny amy ny mpanjakany Asyria:
Tsy ho tafiditra amin' ity tanàna ity
izy, na handefa zana-tsipìka ho ato,
na hitondra ampinga eo anoloany,
na hanandratra tovon-tany hame-
lezany ity. 33 Ny làlana izay niha-
viany hiany no hiverenany, fa tsy
ho tafiditra amin' ity tanàna ity izy,
hoy Jehovah. 34 Fa hiaro ity ta-
nàna ity Aho ka hamonjy azy noho
ny amy ny tenako sy Davida mpa-
nompoko.

35 Ary tamy ny alin' io dia avy
ilay Anjeliny Jehovah ka namely
olona dimy arivo amby valo alina
sy iray hetsy tao an-tobin' ny
Asyriana; ary nony maraina koa
vao nifoha olona, dia hita fa, indreo,
efa maty avokoa ireo.

36 Dia niainga Sankeriba, mpan-
jakany Asyria, ka lasa nody ary
nitoetra tany Ninive. 37 Ary raha
niankohoka tao an-tranony Nisroka
andriamaniny izy, dia nasiany
Adrameleka sy Sarezera zanani-
lahy ny sabatra izy; ary dia afaka
nandositra nankany amy ny tany
Ararata izy mirahalahy. Ary Esara-
hadona zanani-lahy no nanjaka nan-
dimby azy.

*Ny nahararany Hezekia, sy ny nanaretany, ary ny nampamangiany Berodaka-baladana, mpanjakany Babylona, azy, sy ny nahafatesany.*

XX. ARY tamin' izany andro
izany dia narary saiky
maty Hezekia. Ary Isaia mpa-
minany, zanaky Amoza, nankao
aminy ka nilaza taminy hoe: Izao
no lazainy Jehovah: Hafaro ny an-
kohonanao, fa ho faty hianao, fa tsy
ho velona.

2 Dia nitodika nankany amy ny
rindrina izy ka nivavaka taminy
Jehovah hoe: 3 Jehovah ô, enga
anie ka hotsarovanao ny nandeha-
nako teo anatrehanao tamy ny faha-
marinana sy tamy ny foko rehetra
ary ny nanaovako izay tsara eo
imasonao. Dia nitomany mafy dia
mafy izy.

4 Ary raha tsy mbola tafavoaka
ny tanàna [1] afovoany Isaia, dia tonga
taminy ny teniny Jehovah nanao
hoe: 5 Miverena, ka lazao aminy
Hezekia, mpanapaka ny oloko, hoe;
Izao no lazainy Jehovah, Andria-
manitry Davida rainao: Efa nohe-
noiko ny fitarainanao, ary efa hitako
ny ranomasonao; indro, hahasitrana
anao Aho, ka raha afaka ampitso
dia hiakatra ho ao an-tranony Jeho-
vah hianao. 6 Ary hampiako dimy
amby ny folo taona ny andronao;
sady hamonjy anao sy ity tanàna
ity amy ny tànan' ny mpanjakany
Asyria Aho; ary hiaro ity tanàna
ity Aho noho ny amy ny tenako sy
Davida mpanompoko. 7 Ary hoy
Isaia: Makà ampempan' aviavy.
Ary dia nalainy ka napetany tamy
ny vay, dia sitrana izy.

8 Ary hoy Hezekia taminy Isaia:
Inona no famantarana fa hositraniny
Jehovah aho ka hiakatra any an-
tranony Jehovah raha afaka am-
pitso? 9 Dia hoy Isaia: Izao no
famantarana ho anao avy aminy Je-
hovah hahalalanao fa Jehovah hanao
izay zavatra nolazainy: handroso
hàdiny [2] folo va ny aloka, sa hive-
rina hàdiny [2] folo? 10 Ary Hezekia
namaly hoe: Mora foana ny han-
drosoan' ny aloka hàdiny [2] folo; tsy
izany, fa aoka ny aloka hiverina
hàdiny [2] folo. 11 Ary Isaia mpa-
minany nitaraina taminy Jehovah,
ka nampiverina ny aloka hàdiny [2]
folo Jehovah, dia ilay nidinany teo
amy ny dialiny [2] Ahaza.

[1] *Na:* kianja. [2] *Heb.* ambaratonga.

12 Tamin' izany andro izany no
nampitondrany Berodaka-baladana,
zanaky Baladana, mpanjakany Ba-
bylona, taratasy sy fanomezana ho
any Hezekia ; fa efa reny fa narary
izy. 13 Ary Hezekia nandray [1] azy
ka naneho azy ny trano rehetra fite-
hirizany zava-tsoa, dia volafotsy sy
volamena sy zava-manitra ary mena-
ka tsara, sy ny trano fitehirizana ny
fiadiany rehetra mbamin' izay rehe-
tra tao amy ny firaketany : tsy nisy
zavatra tsy nasehony Hezekia azy,
na ny tao an-tranony, na ny tao
amy ny fanjakany rehetra.
14 Dia nankany aminy Hezekia
mpanjaka Isaia mpaminany ka na-
nao taminy hoe : Ahoana no nola-
zain' ireo olona nankaty aminao
ireo, ary avy taiza moa izy? Ary
hoy Hezekia : Avy tany an-tany
lavitra izy, dia avy tany Babylona.
15 Dia hoy izy : Ka inona avy ane-
fa no hitany tato an-tranonao? Ary
hoy Hezekia : Izay rehetra ato an-
tranoko dia efa hitany avokoa : tsy
misy zavatra tsy nasehoko azy ny
ato amy ny firaketako rehetra.
16 Ary hoy Isaia taminy Heze-
kia : Henoy ary ny teniny Jehovah :
17 Indro, avy ny andro, ka ho entina
ho any Babylona izay rehetra ao an-
tranonao sy izay rehetra noharìn'
ny razanao ka voarakitra mandraka
andro any ; eny, tsy hisy sisa hija-
nona na inona na inona, hoy Jeho-
vah. 18 Ary na dia ny terakao aza
dia hisy ho entiny koa ; ka ho tan-
donaka [2] any amy ny lapan' ny
mpanjakany Babylona ireo.
19 Dia hoy Hezekia taminy Isaia :
Tsara ny teniny Jehovah izay nola-
zainao. Ary hoy koa izy : Eny, tsy
izany va, raha misy fiadanana amy
ny androko ka handry fahizay?
20 Ary ny tantarany Hezekia
sisa sy ny heriny rehetra mbamy
ny nanaovany ny kamory sy ny
lakan-drano nitarihany rano ho ao
an-tanàna, tsy efa voasoratra ao amy
ny bokin' ny tantaran' ny mpan-
jakan' ny Joda va izany? 21 Ary
Hezekia lasa nodi-mandry any amy
ny razany ; ary Manase zanany no
nanjaka nandimby azy.

*Ny nanjakany Manase sy Amona.*

XXI. ROA amby ny folo taona
Manase, fony izy vao
nanjaka, ary dimy amby dimam-
polo taona no nanjakany tany Jero-
salema. Ary ny anaran-dreniny dia
Hefziba.
2 Ary nanao izay ratsy eo ima-
sony Jehovah izy tahaka ny fahave-
tavetan' ny firenena izay noroahiny
Jehovah tsy ho eo anoloan' ny Za-
nak' Isiraely. 3 Fa namboariny
indray ny fitoerana avo, izay nora-
vany Hezekia rainy, ka nanangana
alitara ho any Bala izy sady nanao
Aseraha, tahaka izay nataony Aha-
ba, mpanjakan' ny Isiraely ; ary
niankohoka teo anatrehan' izay re-
hetra eny amy ny lanitra izy ka
nanompo ireny, 4 sady nanao alitara
tao an-tranony Jehovah koa izy, dia
tao amin' izay nolazainy Jehovah
hoe : Ao Jerosalema no hasiako ny
anarako. 5 Fa nanao alitara teo
anatin' ny kianja roa tamy ny tra-
nony Jehovah ho an' izay rehetra
eny amy ny lanitra izy. 6 Ary ny
zanany nampamakiny ny afo, sady
nanandro sy nanao sikidy izy ary
naka ny manao azy hotsindrian-
javatra sy ny mpanao hatsarana,
ary nahery nanao izay ratsy eo
imasony Jehovah izy ka nampaha-
tezitra Azy.
7 Ary ny sariny Astarta izay
nataony dia napetrany tao amy ny
trano nolazainy Jehovah taminy
Davida sy Solomona zanany hoe :
Ato amin' ity trano ity sy eto Jero-
salema, izay nofidiko tamy ny fire-
neny Isiraely rehetra, no hasiako
ny anarako mandrakizay. 8 Ary
tsy hampandeha ny tongotry ny
Isiraely intsony hiala amy ny tany

[1] *Heb.* nihaino. [2] *Heb.* ionoka.

izay nomeko ny razany Aho, raha
mba hitandrina ka hanao araka izay
rehetra nandidiako azy sy araka ny
lalàna rehetra izay nandidiany Mo-
sesy mpanompoko azy hiany izy. 9
Nefa tsy nihaino izy; fa Manase
nitaona azy hanao ratsy mihoatra
noho ny nataon' ny jentilisa izay
naringany Jehovah tsy ho eo anoloan'
ny Zanak' Isiraely.
10 Ary Jehovah nampilaza ny
mpaminany mpanompony hoe: 11
Satria Manase, mpanjakan' ny Joda,
nanao izao fahavetavetana izao ka
nanao ratsy mihoatra noho izay re-
hetra nataon' ny Amorita izay teo
alohany sady nampanota ny Joda
tamy ny sampiny, 12 dia izao kosa
no lazainy Jehovah, Andriamanitry
ny Isiraely: Indro, hahatonga loza
aminy Jerosalema sy ny Joda Aho,
ka izay rehetra mandre izany, dia
hangintsingintsina ny sofiny roa.
13 Ary hohenjaniko ato Jerosalema
ny famolainany Samaria sy ny pilaon'
ny taranaky Ahaba; ary hamaoka
any Jerosalema Aho, toy ny olona
mamaoka lovia, ka sady mamaoka
no manohoka azy koa. 14 Ary
hafoiko ny lovako sisa ka hatolotro
ho eo an-tànan' ny fahavalony; dia
ho sambotra sy ho babon' ny faha-
valony rehetra izy, 15 satria efa na-
nao izay ratsy eo imasoko izy ka
nampahatezitra Ahy hatramy ny
andro nivoahan' ny razany avy tany
Egypta ka mandraka andro any.
16 Ary na dia ny ra marina aza
dia nalatsaky Manase be dia be
mandra-pamenony any Jerosalema
rehetra, ho fanampin' ny ota izay
nampanotany ny Joda tamy ny
nanaovany izay ratsy eo imasony
Jehovah.
17 Ary ny tantarany Manase sisa
mbamin' izay rehetra nataony sy
ny fahotana izay nataony, tsy efa
voasoratra ao amy ny bokin' ny
tantaran' ny mpanjakan' ny Joda
va izany? 18 Ary Manase lasa
nodi-mandry any amy ny razany,
dia nalevina teo an-tanimboly eo
ala-tranony amy ny sahany Oza;
ary Amona zanany no nanjaka
nandimby azy.
19 Roa amby roa-polo taona
Amona, fony izy vao nanjaka, ary
roa taona no nanjakany tany Jero-
salema. Ary ny anaran-dreniny dia
Mesolemeta, zanakavaviny Haroza,
avy any Jotba.
20 Ary nanao izay ratsy eo ima-
sony Jehovah koa izy tahaka ny
nataony Manase rainy. 21 Fa nan-
deha tamy ny làlana rehetra izay
efa nalehan-drainy izy ka nanompo
ny sampy izay notompoin-drainy
sady niankohoka teo anatrehany.
22 Ary nahafoy any Jehovah, An-
driamanitry ny razany, izy, fa tsy
nandeha tamy ny làlany Jehovah.
23 Ary ny mpanompony Amona
mpanjaka nikomy taminy ka na-
mono azy tao an-tranony.
24 Ary ny vahoaka namono izay
rehetra nikomy taminy Amona
mpanjaka, dia nampanjaka any
Josia zanany hisolo azy.
25 Ary ny tantarany Amona sisa,
tsy efa voasoratra ao amy ny bokin'
ny tantaran' ny mpanjakan' ny
Joda va izany? 26 Ary nalevina
tao amy ny fasany tao amy ny
sahany Oza izy; ary Josia zanany
no nanjaka nandimby azy.

*Ny niandohan' ny nanjakany Josia, sy ny nanamboarany ny tempoly, ary ny amy ny nahitana ny bokin' ny lalàna.*

XXII. VALO taona Josia, fony
vao nanjaka, ary iraika
amby telo-polo taona no nanjakany
tany Jerosalema. Ary ny anaran-
dreniny dia Jedida, zanakavaviny
Adaia, avy any Bozkata.
2 Ary nanao izay mahitsy eo
imasony Jehovah kosa izy ka nan-
deha tamin' izay rehetra nalehany
Davida rainy, fa tsy mba nivily, na
ho amy ny ankavanana, na ho amy
ny ankavia.
3 Ary tamy ny taona fahavalo

amby ny folo nanjakany Josia
mpanjaka, dia naniraka any Safana
mpanoratra, zanaky Azalia, zanaky
Mesolama, izy ho any an-tranony
Jehovah ka nanao hoe: 4 Miakara
any aminy Hilkia mpisoronabe, hani-
sany ny vola izay nampidirina ho ao
an-tranony Jehovah, dia izay nan-
gonin' ny mpiandry varavarana tamy
ny olona; 5 ary aoka hatolony ho
eo an-tànan' ny mpanao raharaha
izay voatendry ny amy ny tranony
Jehovah izany; ary aoka homen'
ireo ho any ny mpiasa izay ao an-
tranony Jehovah hanamboarany ny
simba amy ny trano, 6 dia ho any
ny mpandrafitra sy ny mpandatsa-
bato ary ny mpipaika, dia hividia-
nana hazo sy vato voapaika hanam-
boarana ny trano. 7 Kanefa tsy
nampamoahina ny amy ny vola
natolotra teo an-tànany ireo, fa na-
hatoky izy.
8 Dia hoy Hilkia mpisoronabe
taminy Safana mpanoratra: Ny
bokin' ny lalàna dia hitako tao an-
tranony Jehovah. Dia natolotry
Hilkia any Safana ny boky ka
novakiny.
9 Ary Safana mpanoratra niverina
ho any amy ny mpanjaka nitondra
valiny nanao hoe: Ny mpanomponao
dia efa nandrotsaka ny vola izay azo
tao an-trano ka nanolotra azy teo
an-tànan' ny mpanao raharaha izay
voatendry ny amy ny tranony Je-
hovah. 10 Ary Safana mpanoratra
nilaza koa tamy ny mpanjaka hoe:
Misy boky nomeny Hilkia mpisorona
ahy. Dia novakiny Safana teo ana-
trehan' ny mpanjaka ny boky.
11 Ary rehefa ren' ny mpanjaka
ny teny tao amin' ilay bokin' ny
lalàna, dia nandriatra ny fitafiany
izy. 12 Ary ny mpanjaka nandidy
any Hilkia mpisorona sy Ahikama,
zanaky Safana, sy Akbora, zanaky
Mikaia, sy Safana mpanoratra ary
Asaia, mpanompon' andriana, hoe:
13 Mandehana hianareo, ka manon-
tania aminy Jehovah ho ahy sy ny
vahoaka mbamy ny Joda rehetra ny
amy ny tenin' ity boky vao hita ity;
fa mafy ny fahatezerany Jehovah
izay mirehitra amintsika noho ny
tsy nihainoan' ny razantsika ny
tenin' ity boky ity hanao araka izay
rehetra voasoratra ho antsika.
14 Dia nandeha Hilkia mpisorona
sy Ahikama sy Akbora sy Safana
ary Asaia ka nankany aminy Holda
mpaminanivavy, vadiny Saloma,
zanaky Tikva, zanaky Harasa, mpi-
tahiry ny fitafiana (fa nitoetra tao
amy ny tanàna ambany tany Jero-
salema ravehivavy); dia niresaka
taminy izy ireo.
15 Ary hoy ravehivavy taminy:
Izao no lazainy Jehovah, Andria-
manitry ny Isiraely: Lazao amy
ny lehilahy izay naniraka anareo ho
atỳ amiko hoe: 16 Izao no lazainy
Jehovah: Indro, Izaho hahatonga
loza amin' ity tanàna ity sy amy ny
mponina eto, dia araka izay rehetra
lazain' ny boky novakin' ny mpan-
jakan' ny Joda. 17 Satria naha-
foy Ahy izy ary nandoro ditin-kazo
manitra tamin' izay andriamani-kafa
ka nampahatezitra Ahy amin' izay
rehetra nataon' ny tànany, dia mire-
hitra amin' ity tanàna ity ny faha-
tezerako ka tsy hosakanana. 18 Fa
ny amy ny mpanjakan' ny Joda izay
naniraka anareo hanontany aminy
Jehovah kosa anefa, dia ambarao
aminy hoe: Izao no lazainy Jeho-
vah, Andriamanitry ny Isiraely:
Ny amy ny teny izay novakinao, 19
satria nino anatra hianao ka nanetry
tena teo anatrehany Jehovah, raha
nandre izay nolazaiko ny amin' izay
hanjo ity tanàna ity sy ny mponina
eto—dia ny handravana azy sy ny
hahatongavany ho fanozonana—ka
nandriatra ny fitafianao sady nito-
many teo anatrehako hianao, dia
Izaho kosa efa nihaino, hoy Jehovah.
20 Koa, indro, hangoniko any amy
ny razanao hianao ary hangonina
any amy ny fasanao amy ny fiada-
nana; ary ny masonao tsy mba
hahita izay loza rehetra ho entiko
mamely ity tanàna ity.

Dia nitondra valiny ho any amy
ny mpanjaka izy ireo.

*Ny fahazotoany Josia handrava ny fivavahana tsy marina sy hanangana indray ny fivavahana aminy Jehovah, ary ny niadiany tamy ny Egyptiana, sy ny nahafatesany.*

XXIII. ARY nanirahan' ny mpan-
jaka, ka dia vory tany
aminy ny loholon' ny Joda sy Jero-
salema rehetra. 2 Dia niakatra ho
ao an-tranony Jehovah ny mpan-
jaka, ary nanaraka azy ny lehilahy
rehetra amy ny Joda sy ny mponina
rehetra tany Jerosalema mbamy ny
mpisorona sy ny mpaminany ary ny
vahoaka rehetra, na kely na lehibe;
ary novakiny teo anatrehany ny
teny rehetra tamy ny bokin' ny
fanekena izay hita tao an-tranony
Jehovah. 3 Ary ny mpanjaka
nitsangana teo amy ny fitoeran'
andriana, dia nanao fanekena teo
anatrehany Jehovah hanaraka Azy
sy hitandrina ny lalàny sy ny teni-
vavolombelony ary ny didiny amy
ny fony rehetra sy ny fanahiny re-
hetra, hankatò ny tenin' ny fane-
kena sy izay voasoratra ao amin'
izany boky izany. Ary ny vahoaka
rehetra koa dia mba nanaiky ny
fanekena.
4 Ary ny mpanjaka nandidy any
Hilkia mpisoronabe sy ireo mpiso-
rona manarakaraka ary ny mpiandry
varavarana hamoaka ny fanaka re-
hetra izay natao ho any Bala sy As-
tarta ary ho an' izay rehetra eny amy
ny lanitra hiala amy ny tempoliny
Jehovah; ka nodorany tany ivelany
Jerosalema teny amy ny saha amoro-
ny Kidrona ireny, ary nentiny ho
any Betela ny vovony.
5 Ary natsahany koa ny mpiso-
rona amy ny andriamani-tsi-izy, izay
notendren' ny mpanjakan' ny Joda
handoro ditin-kazo manitra eny amy
ny fitoerana avo tany amy ny tanà-
nan' ny Joda sy tamy ny manodidina
any Jerosalema, sy izay nandoro
ditin-kazo manitra koa ho any Bala,
dia ny masoandro, ary ho any ny
volana sy ny kintana amy ny Zodi-
aka [1] ary ho an' izay rehetra eny
amy ny lanitra. 6 Ary ny Aseraha
navoakany hiala amy ny tranony
Jehovah ho any ivelany Jerosalema,
ao amy ny lohasahan-driaka Ki-
drona; ary nodorany tao io ka
notorotoroiny ho vovoka, ary ny
vovony nafafiny teny ambonin' ny
fasam-bahoaka. 7 Ary noravany
ny tranon' ny olona nanolo-tena
hijangajanga ho fanompoan-tsampy
izay teo amy ny tranony Jehovah,
dia ireo nanenoman' ny vehivavy
lay ho any Astarta.
8 Ary nampaka ny mpisorona
rehetra avy tamy ny tanànan' ny
Joda izy, dia nolotoiny ny fitoerana
avo, izay nandoroan' ny mpisorona
ditin-kazo manitra, hatrany Geba
ka hatrany Beri-sheba, ary noravany
ny fitoerana avo tao akaikin' ny
vavahady, dia ilay teo anoloan' ny
vavahadiny Josoa, komandin' ny
tanàna, sy ilay teo ankavia raha
miditra amy ny vavahadin' ny ta-
nàna. 9 Fa ny mpisorona tamy ny
fitoerana avo tsy navela hanatitra
teo ambonin' ny alitarany Jehovah
any Jerosalema; nefa nahazo niara-
nihinana mofo tsy misy masirasira
tamy ny rahalahiny hiany izy.
10 Ary nolotoiny koa Tofeta,
izay eo amy ny lohasahan' ny tara-
naky Hinoma, mba tsy hisy ham-
pandeha ny zanani-lahy na ny za-
nani-vavy hamaky ny afo ho any
Moloka intsony. 11 Ary ny soa-
valy izay nohamasinin' ireo mpan-
jakan' ny Joda ho any ny masoandro
ka nataony teo amy ny fidirana ho
ao an-tranony Jehovah, teo akaikin'
ny efi-tranony Natana-meleka tan-
dapa,[2] izay tao Parvara,[3] dia neso-
riny; ary ny kalesin' ny masoandro

[1] *Heb.* mazalota; *izahao Job.* xxxviii. 32. [2] *Heb.* ionoka.
[3] *Tokony ho anaran-trano madinika sasany teo an-kianjan' ny tempoly.*

nodorany tamy ny afo. 12 Ary
ireo alitara teo an-tampon-trano
ambony amy ny tranony Ahaza,
izay nataon' ireo mpanjakan' ny
Joda, sy ny alitara izay nataony
Manase tao anatin' ny kianja roa
tamy ny tranony Jehovah, dia nora-
van' ny mpanjaka ka notorotoroiny,
dia nafafiny tany amy ny lohasahan-
driaka Kidrona ny vovony.

13 Ary nolotoin' ny mpanjaka
ireo fitoerana avo izay teo anoloany
Jerosalema, teo amy ny ankavanan'
ny tendrombohitra nahitan-doza, dia
ireo nataony Solomona, mpanjakan'
ny Isiraely, ho any Astarta, fahave-
tavetan' ny Sidoniana, sy ho any
Kemosy, fahavetavetany Moaba, ary
ho any Milkoma, fahavetavetan' ny
taranaky Amona. 14 Dia notoro-
toroiny ny tsangam-baton-tsampy
sady nokapainy koa ny Aseraha, ka
nofenoiny taolan' olona ny nitoerany.

15 Ary ny alitara izay tao Betela
sy ny fitoerana avo izay nataony
Jeroboama, zanaky Nebata, ilay
nampanota ny Isiraely, dia norava-
ny koa; ary nodorany ny fitoerana
avo ka notorotoroiny ho vovoka, ary
nodorany koa ny Aseraha.

16 Ary nitodika Josia ka nahita
ny fasana teny an-tendrombohitra,
dia naniraka naka ny taolana tao
am-pasana, ary nodoroany teo am-
bonin' ny alitara ireny nandotoany
azy araka ny teniny Jehovah, izay
notorin' ilay lehilahin' Andriama-
nitra.[1]

17 Dia hoy izy: Tsangam-baton'
iza itsy hitako itsy? Ary hoy ny
mponina tao an-tanàna taminy:
Fasan' ilay lehilahin' Andriamanitra
izay avy tany Joda io, dia ilay nitory
izao zavatra nataonao tamy ny ali-
tara eto Betela izao. 18 Ary hoy
izy: Aoka itsỳ; aza misy manetsika
ny taolany akory. Dia tsy noka-
sihiny ny taolany sy ny taolan' ilay
mpaminany avy tany Samaria.

19 Ary ny trano rehetra tamy ny
fitoerana avo, izay teny amy ny
tanànany Samaria, izay nataon' ireo
mpanjakan' ny Isiraely ka naha-
tonga fahatezerana, dia noravany
Josia koa ka nataony araka izay
rehetra efa nataony tany Betela. 20
Ary ny mpisorona rehetra izay teo,
dia ny mpisorona amy ny fitoerana
avo, novonoiny teo ambonin' ny ali-
tara, sady nandoro taolan' olona teo
koa izy, dia niverina nankany Jero-
salema.

21 Ary ny mpanjaka nandidy ny
vahoaka rehetra hoe: Tandremo ny
Pasky Jehovah Andriamanitrareo,
araka ny voasoratra ao amy ny
bokin' ity fanekena ity. 22 Fa tsy
nisy Paska notandremana toy izany
hatramy ny andron' ny mpitsara
izay nitsara ny Isiraely, na tamy ny
andro rehetra nanjakan' ny mpan-
jakan' ny Isiraely sy ny mpanjakan'
ny Joda; 23 fa tamy ny taona faha-
valo amby ny folo nanjakany Josia
mpanjaka no nitandremany izany
Paska izany ho any Jehovah tany
Jerosalema.

24 Ary ny nanao azy hotsindrian-
javatra sy ny mpanao hatsarana sy
ny terafima sy ny sampy ary ny
fahavetavetana rehetra izay hita
tany amy ny tany Joda sy tany Jero-
salema dia nesoriny Josia koa, mba
hanatanterahana ny tenin' ny lalàna
voasoratra ao amin' ilay boky hitany
Hilkia mpisorona tao an-tranony
Jehovah.

25 Ary tsy nisy mpanjaka tahaka
azy teo alohany, izay niverina ho
aminy Jehovah tamy ny fony rehe-
tra sy ny fanahiny rehetra sy ny
heriny rehetra araka ny lalàny Mo-
sesy rehetra; sady tsy nisy tahaka
azy intsony niseho tao aoriany.

26 Nefa Jehovah tsy nitsahatra
tamy ny firehetan' ny fahatezerany
mafy, dia ilay fahatezerana nirehitra
tamy ny Joda noho ny fampahate-
zerana rehetra izay nampahateze-
rany Manase Azy. 27 Dia hoy Je-

[1] *Izahao* 1 *Mpan.* xiii. 2.

hovah: Hesoriko koa ny Joda hiala
eo imasoko, tahaka ny nanesorako
ny Isiraely, ary holaviko ity tanàna
Jerosalema nofidiko ity sy ny trano
izay nolazaiko hoe: Ho ao ny ana-
rako.
28 Ary ny tantarany Josia sisa
mbamin' izay rehetra nataony, tsy
efa voasoratra ao amy ny bokin' ny
tantaran' ny mpanjakan' ny Joda
va izany?
29 Tamy ny andro nanjakany
Josia no niakarany Farao-neko,
mpanjakany Egypta, hankany amo-
ron' ny ony Eofrata hiady amy ny
mpanjakany Asyria; ary Josia
mpanjaka dia nandeha hiady aminy
Farao. Kanjo nony hitany, dia
matiny tao Megido izy. 30 Ary ny
fatiny dia napetraky ny mpanom-
pony tao anaty kalesy ka nentiny
niala tao Megido ho any Jerosalema,
dia naleviny tao amy ny fasany.
Ary nalain' ny vahoaka Joahaza,
zanaky Josia, dia nohosorany ka
nampanjakainy handimby an-drainy.

*Ny nanjakany Joahaza sy Joiakima ary Joiakina.*

31 TELO amby roa-polo taona
Joahaza, fony izy vao nan-
jaka, ary telo volana no nanjakany
tany Jerosalema. Ary ny anaran-
dreniny dia Hamotala, zanakavaviny
Jeremia, avy any Libna.
32 Ary nanao izay ratsy eo ima-
sony Jehovah izy tahaka izay rehe-
tra nataon' ny razany.
33 Ary nafatotry Farao-neko tao
Ribla any amy ny tany Hamata
izy, mba tsy hanjakany any Jerosa-
lema, sady nampandoaviny sazy ta-
lenta volafotsy zato sy talenta vola-
mena iray ny fanjakana.
34 Ary Farao-neko nanendry any
Eliakima, zanaky Josia, ho mpan-
jaka hisolo any Josia rainy; ary ny
anarany novany ho Joiakima, fa
Joahaza kosa dia nentiny ho any
Egypta ka maty tany.
35 Ary ny volafotsy sy ny vola-
mena dia nomeny Joiakima any
Farao; kanefa notombanany avokoa
ny olona rehetra araka ny didiny
Farao, ary ny vahoaka rehetra dia
samy nampandoaviny vola araka ny
tombany avy, mba homeny any
Farao-neko.
36 Dimy amby roa-polo taona
Joiakima, fony izy vao nanjaka, ary
nanjaka iraika amby ny folo taona
tany Jerosalema izy. Ary ny
anaran-dreniny dia Zebida, zanaka-
vaviny Pedaia, avy any Romaha.
37 Ary nanao izay ratsy eo imasony
Jehovah izy tahaka izay nataon' ny
razany.
XXIV. Tamy ny andro nanjakany
Joiakima no niakarany Ne-
bokadnezara, mpanjakany Babylona,
ary nanoa azy telo taona Joiakima,
dia nivadika ka niodina taminy.
2 Ary Jehovah nampandeha ny
miaramilan' ny Kaldeana sy ny mia-
ramilan' ny Syriana sy ny miarami-
lany Moaba ary ny miaramilan' ny
taranaky Amona hiady aminy; dia
nampandehaniny hiady amy ny Joda
ireo mba handrava azy araka ny
teniny Jehovah, izay nampilazainy
ny mpaminany mpanompony. 3
Dia araka ny teniny Jehovah hiany
no nahatongavan' izany tamy ny
Joda hanesorany azy tsy ho eo ima-
sony noho ny fahotany Manase ta-
haka izay rehetra nataony 4 sy noho
ny ra marina izay nalatsany koa;
fa nofenoiny ra marina Jerosalema;
koa izany no tsy netezany Jehovah
hamela ny helony.
5 Ary ny tantarany Joiakima sisa
mbamin' izay rehetra nataony, tsy
efa voasoratra ao amy ny bokin' ny
tantaran' ny mpanjakan' ny Joda
va izany? 6 Ary Joiakima lasa
nodi-mandry any amy ny razany, ka
Joiakina zanany no nanjaka nan-
dimby azy.
7 Ary ny mpanjakany Egypta tsy
nivoaka avy tany amy ny taniny
intsony; fa lasan' ny mpanjakany
Babylona izay rehetra any ny mpan-
jakany Egypta hatramy ny lohasa-

han-driaky Egypta ka hatramy ny
ony Eofrata.
8 Valo amby ny folo taona Joia-
kina, fony izy vao nanjaka, ary telo
volana no nanjakany tany Jerosa-
lema. Ary ny anaran-dreniny dia
Nehosta, zanakavaviny Elnatana,
avy any Jerosalema.
9 Ary nanao izay ratsy eo imasony
Jehovah izy tahaka izay rehetra
nataon-drainy.
10 Tamin' izany andro izany no
niakaran' ny mpanompony Nebo-
kadnezara, mpanjakany Babylona,
hamely any Jerosalema, ary nataony
fahirano ny tanàna. 11 Dia tonga
koa Nebokadnezara, mpanjakany
Babylona, hamely ny tanàna, raha
mbola nanao fahirano azy ny mpa-
nompony. 12 Ary Joiakina, mpan-
jakan' ny Joda, nivoaka nankany
amy ny mpanjakany Babylona, dia
izy sy ny reniny ary ny mpanompony
sy ny mpanapaka mbamy ny tanda-
pany ;[1] ary nentin' ny mpanjakany
Babylona izy tamy ny taona faha-
valo nanjakany. 13 Ary navoakany
Nebokadnezara avy tao ny rakitra
rehetra tao an-tranony Jehovah sy tao
an-tranon' ny mpanjaka, dia nenda-
hany ny volamena rehetra izay nata-
ony Solomona, mpanjakan' ny Isira-
ely, tao amy ny tempoliny Jehovah,
araka izay nolazainy Jehovah. 14
Ary nentiny ho babo ny tao Jero-
salema rehetra sy ny mpanapaka
rehetra sy ny lehilahy mahery re-
hetra, dia olona iray alina, mbamy
ny mahay tao-zavatra rehetra sy ny
mpanefy koa, ka tsy nisy sisa nave-
lany afa-tsy izay tompon-tany farai-
dina.
15 Ary nitondra any Joiakina
koa ho babo any Babylona izy ; ary
ny renin' ny mpanjaka sy ny vadin'
ny mpanjaka sy ny tandapa[1] sy ny
lehilahy mahery amy ny tany dia
nentiny ho babo avy tany Jerosa-
lema ho any Babylona. 16 Ary ny
lehilahy mahery rehetra, dia fito
arivo, ary ny mahay tao-zavatra sy
ny mpanefy arivo lahy, izay samy
mahery sy mahay miady, dia nen-
tin' ny mpanjakany Babylona ho
babo tany Babylona avokoa. 17
Ary Matania, rahalahin-drainy, no
notendren' ny mpanjakany Baby-
lona ho mpanjaka hisolo any Joia-
kina, ka novany hoe Zedekia no
anarany.

*Ny nanjakany Zedekia, sy ny nan-
dravana any Jerosalema, ary ny
toetry ny olona sisa sy Joiakina.*

18 IRAIKA amby roa-polo taona
Zedekia, fony izy vao nan-
jaka, ary iraika amby ny folo taona
no nanjakany tany Jerosalema. Ary
ny anaran-dreniny dia Hamotala,
zanakavaviny Jeremia, avy any
Libna.
19 Ary nanao izay ratsy eo ima-
sony Jehovah izy, tahaka izay re-
hetra nataony Joiakima. 20 Fa ny
fahatezerany Jehovah no nahaton-
gavan' izany taminy Jerosalema sy
ny Joda ambara-pandroakany azy tsy
ho eo anatrehany. Ary Zedekia
niodina tamy ny mpanjakany Baby-
lona.
XXV. Ary tamy ny andro fahafolo
tamy ny volana fahafolo tamy
ny taona fahasivy nanjakany Zede-
kia dia tonga Nebokadnezara, mpan-
jakany Babylona, sy ny miaramilany
rehetra hamely any Jerosalema *in-
dray* ka nitoby tandrifiny; ary
nanao tilikambo manodidina azy izy.
2 Ary nataony fahirano ny ta-
nàna hatramy ny taona fahiraika
amby ny folo nanjakany Zedekia
mpanjaka. 3 Ary tamy ny andro
fahasivy tamy ny volana *fahefatra*
dia mafy ny mosary tao an-tanàna,
fa tsy nisy hanina ho any ny olona
tompon-tany. 4 Ary nisy voabanga
ny tanàna, dia *nandositra* alina ny
miaramila rehetra tamy ny làlana
nankamy ny vavahady tanelanelan'
ny mànda roa, izay eo anilan' ny

[1] *Heb.* ionoka.

sahan' ny mpanjaka (fa ny Kal-
deana nanodidina ny tanàna), ary
*ny mpanjaka* nandeha tamy ny là-
lana mankeny amy ny tani-hay. 5
Ary ny miaramilan' ny Kaldeana
nanenjika ny mpanjaka ka naha-
tratra azy teny amy ny tani-hay
any Jeriko; dia nipariaka nandao
azy ny miaramilany rehetra.
6 Ary voasambotra ny mpanjaka
ka nentina niakatra ho any amy ny
mpanjakany Babylona tao Ribla, ka
dia notsaraina tao izy. 7 Ary ny
zanakalahiny Zedekia dia novonoiny
teo imason-drainy, ary ny masony
Zedekia kosa nopotsiriny, dia nafa-
tony tamy ny gadra varahina izy ka
nentiny nankany Babylona.
8 Ary tamy ny andro fahafito
tamy ny volana fahadimy tamy ny
taona fahasivy amby ny folo nan-
jakany Nebokadnezara, mpanjakany
Babylona, dia tonga tany Jerosalema
Nebozaradana, lehiben' ny mpiam-
bina, mpanompon' ny mpanjakany
Babylona, 9 ka nandoro ny tranony
Jehovah sy ny tranon' ny mpanjaka
mbamy ny trano rehetra tany Jero-
salema: ny trano lehibe rehetra dia
nodorany tamy ny afo avokoa. 10
Ary ny mànda manodidina any Jero-
salema dia noravan' ny miaramilan'
ny Kaldeana rehetra, izay *nanaraka*
ny lehiben' ny mpiambina.
11 Ary izay olona sisa tao an-
tanàna sy izay efa nandositra nana-
tona ny mpanjakany Babylona ary
ny vahoaka betsaka sisa dia nentiny
Nebozaradana, lehiben' ny mpiam-
bina, ho babo avokoa. 12 Nefa ny
olona malahelo dia nisy navelany
hiany ho mpamboatra tanimboalo-
boka sy ho mpiasa tany.
13 Ary ireo andry varahina teo
an-tranony Jehovah sy ny fitoeran-
tavin-drano sy ny tavin-drano vara-
hina lehibe[1] izay teo an-tranony
Jehovah dia notorotoroin' ny Kal-
deana, ka nentiny ho any Babylona
ny varahina. 14 Ary nentiny koa
ny vilany fandraofan-davenona sy ny
sotron' afo sy ny antsy sy ny lovia
kely ary ny fanaka varahina rehetra
izay nenti-nanao fanompoam-piva-
vahana. 15 Ary nentiny koa ny
fitoeran-davenon-jiro sy ny lovia
famafazana—na ny volamena na ny
volafotsy dia samy nentiny avokoa—
16 ary ny andry roa sy ny tavin-
drano lehibe[1] iray ary ireo fitoeran-
tavin-drano, izay nataony Solomona
ho amy ny tranony Jehovah; ny
varahina tamin' izany fanaka rehetra
izany dia tsy hita lanja. 17 Valo
amby ny folo hakiho ny hahavon'
ny andry iray, ary varahina ny
kapitaliny sady telo hakiho ny haha-
vony; ary varahina avokoa ny harato
sy ny ampongabendanitra amy ny
kapitaliny manodidina; ary tahaka
izany koa ny andry faharoa mbamy
ny harato.
18 Ary ny lehiben' ny mpiambina
nisambotra any Seraia mpisoronabe
sy Zefania, mpisorona manarakaraka,
ary mpiandry varavarana koa telo
lahy; 19 ary tao an-tanàna no ni-
samborany ny tandapa[2] anankiray,
mpifehy ny miaramila, ary dimy
lahy tamin' izay mpitoetra teo ana-
trehan' ny mpanjaka, izay hita tao
an-tanàna, ary ny mpanoratry ny
komandin' ny miaramila, izay mpan-
damina ny ho miaramila, sy ny olona
tompon-tany enim-polo lahy, izay
hitany tao an-tanàna; 20 dia nosam-
boriny Nebozaradana, lehiben' ny
mpiambina, ireo ka nentiny ho any
amy ny mpanjakany Babylona tao
Ribla. 21 Dia novonoin' ny mpan-
jakany Babylona tao Ribla any amy
ny tany Hamata ireo. Toy izany
no nitondrana ny Joda ho babo niala
tamy ny taniny.
22 Fa ny amy ny olona izay sisa
tany amy ny tanin' ny Joda, izay na-
velany Nebokadnezara, mpanjakany
Babylona, dia Gedalia, zanaky Ahi-
kama, zanaky Safana, no notendreny
ho mpanapaka azy.

[1] *Heb.* ny ranomasina.

[2] *Heb.* ionoka.

23 Ary nony ren' ny komandin'
ny miaramila rehetra mbamy ny
olom-peheziny avy fa Gedalia no
notendreny Nebokadnezara, mpanja-
kany Babylona, ho mpanapaka, dia
nankany aminy Gedalia tany Mizpa
Isimaela, zanaky Netania, sy Joha-
nana, zanaky Karea, sy Seraia,
zanaky Tanometa Netofatita, ary
Jazania, zanak' ilay Makatita, dia
ireo sy ny olom-peheziny avy. 24
Ary Gedalia nianiana taminy sy
tamy ny olom-peheziny ka nanao
hoe: Aza matahotra ny amy ny
mpanompon' ny Kaldeana, fa mito-
moera amy ny tany, ary manompoa
ny mpanjakany Babylona, fa izany
no hahasoa anareo.
25 Ary tamy ny volana fahafito,
dia avy Isimaela, zanaky Netania,
zanaky Elisama, isan' ny fianaka-
vian' ny mpanjaka, mbamy ny olona
folo lahy koa ka namely any Gedalia,
dia nahafaty azy sy ny Jiosy ary
ny Kaldeana izay tao aminy tany
Mizpa.
26 Ary niainga ny olona rehetra,
na kely na lehibe, mbamy ny ko-
mandin' ny miaramila, nankany
Egypta, fa natahotra ny Kaldeana
izy.
27 Ary tamy ny andro fahafito
amby roa-polo tamy ny volana faha-
roa amby ny folo tamy ny taona
fahafito amby telo-polo taorian' ny
namaboana any Joiakina, mpanja-
kan' ny Joda, tamy ny taona vao
nanjakany Evila-merodaka, mpanja-
kany Babylona, dia nasandrany [1]
hiala tao an-trano-maizina Joiakina,
mpanjakan' ny Joda. 28 Dia nite-
nenany soa izy, ka ny seza fiandria-
nany nataony ambony noho ny
seza fiandrianan' ireo mpanjaka
namany tao Babylona. 29 Ka dia
novany Joiakina ny fitafiany fony
mbola tao an-trano-maizina; ary
nihinan-kanina teo anatrehany man-
drakariva izy tamy ny andro niaina-
ny rehetra. 30 Ary ny hanina no-
haniny dia hanina nomena avy amy
ny mpanjaka araka ny tokony ho
anjarany isan-andro isan-andro tamy
ny andro rehetra niainany.

# TANTARA VOALOHANY.

*Filaharan' ny firazanana hatraminy Adama ka hatraminy Abrahama.*

I. ADAMA, Seta, Enosy, 2 Kena-
na, Mahalalila, Jareda, 3
Enoka, Metosela, Lameka, 4 Noa,
Sema, Hama ary Jafeta.
5 Ny zanakalahiny Jafeta dia
Gomera sy Magoga sy Maday sy
Javana sy Tobala sy Maseka ary
Tirasa. 6 Ary ny zanakalahiny
Gomera dia Askenaza sy Rifata ary
Togarma. 7 Ary ny zanakalahiny
Javana dia Elisaha sy Tarsisy sy ny
Kitima ary ny Dodanita.
8 Ny zanakalahiny Hama dia
Kosy sy Mizraima sy Pota ary
Kanana. 9 Ary ny zanakalahiny
Kosy dia Seba sy Havila sy Sabta
sy Ragama ary Sabteka. Ary ny
zanakalahiny Ragama dia Seba sy
Dedana. 10 Ary Kosy niteraka
any Nimroda; izy no voalohany
izay tonga olona mahery teo ambo-
nin' ny tany. 11 Ary Mizraima
niteraka ny Lodita sy ny Anamita
sy ny Lehabita sy ny Naftohita 12
sy ny Patrosita sy ny Kaslohita
(izay nihavian' ny Filistina) ary ny
Kaftorita. 13 Ary Kanana nite-

[1] *Heb.* nasandratra ny lohany.

raka any Sidona, lahimatoany, sy
Heta 14 ary ny Jebosita sy ny
Amorita sy ny Girgasita 15 sy ny
Hivita sy ny Arkita sy ny Sinita
16 sy ny Arvadita sy ny Zemarita
ary ny Hamatita.
17 Ny zanakalahiny Sema dia
Elama sy Asyra sy Arpaksada sy
Loda sy Arama sy Oza sy Hola sy
Gatera ary Maseka. 18 Ary Arpak-
sada niteraka any Sela; ary Sela
niteraka any Ebera. 19 Ary Ebera
niteraka roa lahy: ny anaran' ny
iray natao hoe Palega,[1] satria tamy
ny androny no nizarana ny tany;
ary Joktana no anaran' ny rahala-
hiny. 20 Ary Joktana niteraka any
Almodada sy Salefa sy Hazarmaveta
sy Jera 21 sy Hadorama sy Ozala sy
Dikla 22 sy Ebala sy Abimaela sy
Sheba 23 sy Ofira sy Havila ary
Jobaba; ireo rehetra ireo no zana-
kalahiny Joktana.
24 Sema, Arpaksada, Sela, 25
Ebera, Palega, Reo, 26 Seroga,
Nahora, Tera, 27 Abrama (dia
Abrahama izany).

*Ny taranaky Abrahama sy Isaka ary Esao sy Jakoba.*

28 NY zanakalahiny Abrahama
dia Isaka sy Isimaela. 29
Izao no taranany: Nebaiota, lahima-
toany Isimaela, dia Kedara sy Adbela
sy Mibsama 30 sy Misma sy Doma
sy Masa sy Hadada sy Tema 31 sy
Jetora sy Nafisy ary Kedma. Ireo
no zanakalahiny Isimaela. 32 Ary
ny zanakalahiny Ketora, vaditsin-
dranony Abrahama: izy no niteraka
any Zimrama sy Joksana sy Medana
sy Midiana sy Jisbaka ary Soaha.
Ary ny zanakalahiny Joksana dia
Sheba sy Dedana. 33 Ary ny zana-
kalahiny Midiana dia Efaha sy
Efera sy Hanoka sy Abida ary
Eldaha. Ireo rehetra ireo no zana-
kalahiny Ketora.
34 Ary Abrahama niteraka any
Isaka. Ny zanakalahiny Isaka dia
Esao sy Isiraely.
35 Ny zanakalahiny Esao dia
Elifaza sy Regoela sy Jeosy sy
Jalama ary Kora. 36 Ny zanaky
Elifaza dia Temana sy Omara sy
Zefo sy Gatama sy Kenaza sy Timna
ary Amaleka. 37 Ny zanakalahiny
Regoela dia Nahata sy Zera sy Sama
ary Miza. 38 Ary ny zanakalahiny
Seïra dia Lotana sy Sobala sy Zibona
sy Ana sy Disona sy Ezera ary Di-
sana. 39 Ary ny zanakalahiny Lota-
na dia Hory sy Homama; ary Timna
no anabaviny Lotana. 40 Ary ny
zanakalahiny Sobala dia Aliana sy
Manahata sy Ebala sy Sefy ary
Onama. Ary ny zanakalahiny Zibo-
na dia Aia sy Ana. 41 Ary ny
zanakalahiny Ana dia Disona. Ary
ny zanakalahiny Disona dia Ham-
rana sy Esbana sy Jitrana ary
Kerana. 42 Ary ny zanakalahiny
Ezera dia Bilana sy Zavana ary
Jakana. Ny zanakalahiny Disana
dia Oza sy Arana.
43 Ary izao no mpanjaka izay
nanjaka tany amy ny tany Edoma,
fony tsy mbola nisy mpanjaka nan-
jaka tamy ny Zanak' Isiraely;
Bela, zanaky Beora; ary Dinaba no
anaran' ny tanànany. 44 Ary maty
Bela, dia nanjaka nandimby azy
Jobaba, zanaky Zera, avy any Bozra.
45 Ary maty Jobaba, dia nanjaka
nandimby azy Hosama, avy any
amy ny tanin' ny Temanita. 46
Ary maty Hosama, dia nanjaka
nandimby azy Hadada, zanaky Be-
dada, izay namely ny Midianita
tany amy ny tany Moaba; ary
Avita no anaran' ny tanànany. 47
Ary maty Hadada, dia nanjaka
nandimby azy Samla avy any Mas-
reka. 48 Ary maty Samla, dia
nanjaka nandimby azy Saoly avy
any Rehobota eo amoron' ny Ony.
49 Ary maty Saoly, dia nanjaka
nandimby azy Bala-hanana, zanaky
Akbora. 50 Ary maty Bala-hanana,

[1] Palega = Fizarana.

dia nanjaka nandimby azy Hadada; ary Pao no anaran' ny tanànany; ary ny anaran' ny vadiny dia Mehetabela, zanakavaviny Matreda, zanakavaviny Me-zahaba. 51 Dia maty koa Hadada.

Ary ny loham-pireneny Edoma dia Timna loham-pireneny, Alva loham-pireneny, Jetata loham-pireneny, 52 Oholibama loham-pireneny, Elaha loham-pireneny, Pinona loham-pireneny, 53 Kenaza loham-pireneny, Temana loham-pireneny, Mibzara loham-pireneny, 54 Magdiela loham-pireneny, Irama loham-pireneny. Ireo no loham-pireneny Edoma.

*Ny amy ny zanakalahiny Isiraely sy ny taranaky Joda ary ny fonenany.*

II. IZAO no zanakalahiny Isiraely: Robena sy Simeona sy Levy sy Joda sy Isakara sy Zebolona 2 sy Dana sy Josefa sy Benjamina sy Naftaly sy Gada ary Asera.

3 Ny zanakalahiny Joda dia Era sy Onana ary Sela; ireo telo ireo no nateraky Batsoa Kananita taminy. Ary ratsy fanahy teo imasony Jehovah Era, lahimatoany Joda, dia nahafaty azy Jehovah. 4 Ary Tamara vinantoni-vavy niteraka any Fareza sy Zera taminy. Dimy no zanakalahiny Joda rehetra.

5 Ny zanakalahiny Fareza dia Hezrona sy Hamola. 6 Ary ny zanakalahiny Zera dia Zimry sy Etana sy Hemana sy Kalkola ary Dara; dimy lahy no isany. 7 Ary ny zanakalahiny Karmy dia Akara izay nampidi-doza tamy ny Isiraely, dia ilay nandika ny didy ny amy ny zavatra voaozona.[1] 8 Ary ny zanakalahiny Etana dia Azaria. 9 Ary ny zanakalahiny Hezrona izay naterany dia Jeramela sy Rama ary Kelobay; 10 ary Rama niteraka any Aminadaba; ary Aminadaba niteraka any Nasona, lohan' ny taranaky Joda; 11 ary Nasona niteraka any Salma; ary Salma niteraka any Boaza; 12 ary Boaza niteraka any Obeda; ary Obeda niteraka any Jese; 13 ary Jese niteraka any Eliaba, lahimatoa, sy Abinadaba, lahiaivo, sy Simea, fahatelo, 14 sy Netanela, fahefatra, sy Raday, fahadimy, 15 sy Ozema, fahenina, ary Davida, faralahy; 16 Zeroia sy Abigaila no anabaviny; ary telo ny zanakalahiny Zeroia, dia Abisay sy Joaba ary Asahela; 17 ary Abigaila niteraka any Amasa; ary Jitra Isimaelita no rainy Amasa.

18 Ary Kaleba, zanakalahiny Hezrona, niteraka taminy Azoba vadiny sy taminy Jeriota. Izao no zanakalahiny *Azoba:* Jasera sy Sobaba ary Ardona. 19 Ary nony maty Azoba, dia Efrata no nalainy Kaleba ho vadiny, ary izy niteraka any Hora taminy; 20 ary Hora niteraka any Ory; ary Ory niteraka any Bezalila. 21 Ary nony afaka izany, Hezrona niray tamy ny zanakavaviny Makira, rainy Gileada, izay novadiny rehefa enim-polo taona izy, dia niteraka any Segoba taminy ravehivavy; 22 ary Segoba niteraka any Jaïra, izay nanana tanàna madinika telo amby roa-polo tany amy ny tany Gileada. 23 Ary nalainy Gesora sy Arama tamy ny Jaïrita ny tanàna madinika any Jaïra mbaminy Kenata sy ny zana-bohiny, dia tanàna enim-polo izany. Ireo rehetra ireo no any ny zanaky Makira, rainy Gileada. 24 Ary nony maty Hezrona tany Kaleba-efrata, Abia, vadiny Hezrona, dia niteraka any Asora, razamben' ny any Tekoa, taminy.

25 Ary ny zanakalahiny Jeramela, lahimatoany Hezrona, dia Rama, lahimatoa, sy Bona sy Orena sy Ozema ary Ahia. 26 Jeramela nanana vady hafa koa atao hoe Atara; izy no reniny Onama. 27 Ary ny zanakalahiny Rama, lahimatoany Jeramela, dia Maza sy Jamina ary Ekera. 28 Ary ny

---

[1] *Heb.* natao herema.

zanakalahiny Onama dia Samay sy
Jada. Ary ny zanakalahiny Samay
dia Nadaba sy Abisora. 29 Ary ny
anaran' ny vadiny Abisora dia Abi-
haila; ary izy niteraka any Abana
sy Molida taminy. 30 Ary ny
zanakalahiny Nadaba dia Saleda sy
Apaima; fa maty momba Saleda.
31 Ary ny zanakalahiny Apaima
dia Jisy. Ary ny zanakalahiny Jisy
dia Sesana. Ary ny zanakalahiny
Sesana dia Ahelay. 32 Ary ny
zanakalahiny Jada, rahalahiny Sa-
may, dia Jatera sy Jonatana; nefa
maty momba Jatera. 33 Ary ny
zanakalahiny Jonatana dia Paleta
sy Zaza. Ireo no zanakalahiny
Jeramela. 34 Ary Sesana tsy na-
nana zanakalahy, fa vavy avokoa.
Ary Sesana nanana mpanompo
Egyptiana, Jara no anarany. 35
Ary ny zanani-vavy nomeny Sesana
ho vadiny Jara mpanompony; ary
izy niteraka any Atahy taminy. 36
Ary Atahy niteraka any Natana;
ary Natana niteraka any Zabada;
37 ary Zabada niteraka any Eflala;
ary Eflala niteraka any Obeda; 38
ary Obeda niteraka any Jeho; ary
Jeho niteraka any Azaria; 39 ary
Azaria niteraka any Haleza; ary
Haleza niteraka any Elasa; 40 ary
Elasa niteraka any Sismay; ary
Sismay niteraka any Saloma; 41
ary Saloma niteraka any Jekamia;
ary Jekamia niteraka any Elisama.

42 Ary ny zanakalahiny Kaleba,
rahalahiny Jeramela, dia Mesa, lahi-
matoa, razamben' ny any Zifa, sy
ny zanakalahiny Maresa, razamben'
ny any Hebrona. 43 Ary ny zana-
kalahiny Hebrona dia Kora sy Tapoa
sy Rakema ary Sema. 44 Ary
Sema niteraka any Rahama, rainy
Jorkeama; ary Rakema niteraka
any Samay; 45 ary ny zanakala-
hiny Samay dia Maona, ary Maona
no razamben' ny any Beti-zora; 46
ary Efaha, vaditsindranony Kaleba,
niteraka any Harana sy Moza sy
Gazeza; ary Harana niteraka any
Gazeza. 47 Ary ny zanakalahiny
Jeday dia Ragema sy Jotama sy
Gesana sy Paleta sy Efaha ary Safa.
48 Maka, vaditsindranony Kaleba,
niteraka any Sabera sy Tirana. 49
Izy koa niteraka any Safa, razam-
ben' ny any Madmana, sy Seva,
razamben' ny any Makbena sady
razamben' ny any Gibea; ary ny
zanakavaviny Kaleba dia Aksa. 50
Izao no zanakalahiny Kaleba, zanaky
Hora, lahimatoany Efrata: Sobala,
razamben' ny any Kiriata-jearima,
51 Salma, razamben' ny any Betle-
hema, Harefa, razamben' ny any
Beti-gadera. 52 Ary Sobala, razam-
ben' ny any Kiriata-jearima, nanan-
janakalahy, dia Haroe sy Hatsi-
hamenokota 53 ary ny fokony
Kiriata-jearima koa, dia ny Jitrita
sy ny Potita sy ny Somatita ary ny
Misraita; avy tamin' ireo no niha-
vian' ny Zoraïta sy ny Estaolita. 54
Ny zanakalahiny Salma dia Betle-
hema sy ny Netofatita sy Atrota-
beti-joaba ary Hatsi-hamanatita sy
ny Zoraïta 55 ary ny fokon' ny
mpanoratra izay nonina tany Jabeza,
dia ny Tiratita sy ny Simeatita ary
ny Sokatita. Ireo no Kenita avy
taminy Hamata, rain' ny taranaky
Rekaba.

*Ny taranaky Davida.*

III. ARY izao no zanakalahiny
Davida, izay naterany tao
Hebrona: Amnona, zanaky Ahino-
ama Jezirelita, no lahimatoa; ary
Daniela, zanaky Abigaila Karmelita,
no lahiaivo; 2 Absaloma, zanaky
Maka, zanakavaviny Talmay, mpan-
jakany Gesora, no fahatelo; Adonia,
zanaky Hagita, no fahefatra; 3
Sefatia, zanaky Abitala, no faha-
dimy; Jitreama, zanaky Egla va-
diny, no fahenina. 4 Ireo enina
ireo no naterany tao Hebrona; fa
tao no nanjakany fito taona sy
enim-bolana; ary tany Jerosalema
kosa no nanjakany telo amby telo-
polo taona. 5 Ary izao no naterany
tany Jerosalema: Simea sy Sobaba
sy Natana ary Solomona (ireo efa-

dahy ireo no nateraky Batsoa, zana-
kavaviny Amiela) 6 sy Jibara sy
Elisama sy Elifeleta 7 sy Noga sy
Nafega sy Jafia 8 sy Elisama sy
Eliada ary Elifeleta; dia sivy kosa
ireo. 9 Ireo rehetra ireo no zana-
kalahiny Davida, afa-tsy ny zanaky
ny vaditsindranony sy Tamara, ana-
bavin' ireo.

10 Ary ny zanakalahiny Solo-
mona dia Rehoboama, Abia no zana-
kalahin-dRehoboama, Asa no zana-
kalahiny Abia, Josafata no zanaka-
lahiny Asa, 11 Jehorama no zana-
kalahiny Josafata, Ahazia no zana-
kalahiny Jehorama, Joasy no zana-
kalahiny Ahazia, 12 Amazia no
zanakalahiny Joasy, Azaria no zana-
kalahiny Amazia, Jotama no zana-
kalahiny Azaria, 13 Ahaza no zana-
kalahiny Jotama, Hezekia no zana-
kalahiny Ahaza, Manase no zana-
kalahiny Hezekia, 14 Amona no
zanakalahiny Manase, Josia no zana-
kalahiny Amona.

15 Ary izao no zanakalahiny
Josia: Johanana, lahimatoa, Joia-
kima, lahiaivo, Zedekia, fahatelo,
Saloma, faralahy. 16 Ary ny zana-
kalahiny Joiakima dia Jekonia, ary
Zedekia no zanaky Jekonia. 17
Ary ny zanakalahiny Jekonia dia
Asira,[1] Sealtiela no zanaky Asira,
18 ary Malkirama koa sy Pedaia sy
Senazara sy Jekamia sy Hosama ary
Nedabia. 19 Ary ny zanakalahiny
Pedaia dia Zerobabela sy Simey.
Ary ny zanakalahiny Zerobabela
dia Mesolama sy Hanania ary Se-
lomita, anabaviny, 20 ary Hasoba
sy Ohela sy Berekia sy Hasadia ary
Josaba-heseda; dimy izy. 21 Ary
ny zanakalahiny Hanania dia Pe-
latia sy Jisaia sy ny zanakalahiny
Rafaia sy ny zanakalahiny Arnana
sy ny zanakalahiny Obadia ary ny
zanakalahiny Sekania. 22 Ary ny
zanakalahiny Sekania dia Semaia.
Ary ny zanakalahiny Semaia dia
Hatosy sy Jigala sy Baria sy Nearia
ary Safata; enina izy. 23 Ary ny
zanakalahiny Nearia dia Elioenay
sy Hezekia ary Azrikama; telo izy.
24 Ary ny zanakalahiny Elioenay
dia Hodaia sy Eliasiba sy Pelaia sy
Akoba sy Johanana sy Delaia ary
Anany; fito izy.

*Ny amy ny taranaky Joda sisa.*

IV. NY zanakalahiny Joda dia
Fareza sy Hezrona sy
Karmy sy Hora ary Sobala. 2 Ary
Reaia, zanakalahiny Sobala, niteraka
any Jahata; ary Jahata niteraka
any Ahomay sy Lahada. Ireo no
fokon' ny Zoraïta. 3 Ary izao no
avy amy ny rainy Etama: Jezirela
sy Jisma ary Jidbasy, ary Hazelel-
pony no anaran' ny anabaviny, 4
ary Penoela, rainy Gedora, sy Ezera,
rainy Hosa. Ireo no zanaky Hora,
lahimatoany Efrata, razamben' ny
any Betlehema. 5 Ary Asora, ra-
zamben' ny any Tekoa, nampirafy,
dia Hela sy Nara. 6 Ary Nara
niteraka any Ahozama sy Hafera
sy Temeny ary Hahastary. Ireo
no zanakalahiny Nara. 7 Ary ny
zanakalahiny Hela dia Zareta sy
Jizara ary Etnana. 8 Ary Hakoza
niteraka any Anoba sy Zobeba ary
ny fokony Aharela, zanakalahiny
Haroma.

9 Ary Jabeza dia nalaza noho ny
rahalahiny; ary ny reniny nanao
ny anarany hoe Jabeza, fa hoy izy:
Ory aho, raha niteraka azy. 10
Ary Jabeza niantso an' Andriama-
nitry ny Isiraely hoe: Enga anie
ka hotahinao tokoa aho, ka hohala-
lahinao ny fari-taniko, ary ho amiko
ny tànanao, ka harovanao amy ny
ratsy aho, mba tsy hampahory ahy
izany. Ary dia nomen' Andria-
manitra azy ny nangatahiny.

11 Ary Keloba, rahalahiny Soha,
niteraka any Mehira, rainy Estona;
12 ary Estona niteraka any Beti-
rafa sy Pasea ary Tehina, rainy
Irnahasa. Ireo dia mponina tao

[1] *Na:* Jekonia mpifatotra.

Reka. 13 Ary ny zanakalahiny
Kenaza dia Otniela sy Seraia; ary
ny zanakalahiny Otniela dia Hatata.
14 Ary Meonotahy niteraka any
Ofra; ary Seraia niteraka any Joaba,
razamben' ny ao an-dohasahan' ny
mpiasa; fa mpiasa ireo. 15 Ary
ny zanakalahiny Kaleba, zanakala-
hiny Jefone, dia Iro sy Elaha sy
Nama; ary ny zanakalahiny Elaha
dia Kenaza. 16 Ary ny zanakala-
hiny Jehalalila dia Zifa sy Zifaha
sy Tiria ary Asarela. 17 Ary ny
zanakalahiny Ezra dia Jatera sy
Mareda sy Efera ary Jalona; ary
izy niteraka any Miriama sy Samay
ary Jisba, razamben' ny any Este-
moa. 18 Ary Jehodia vadiny ni-
teraka any Jareda, razamben' ny
any Gedora, sy Hebera, razamben'
ny any Soko, ary Jakotiela, razam-
ben' ny any Zanoa. Ireo no zana-
kalahiny Bitia, zanakavaviny Farao,
izay novadiny Mareda. 19 Ary ny
zanakalahiny Hodia vadiny, izay
anabaviny Nahama, dia ny razamben'
ny any Keila Garmita sy Estemoa
Makatita. 20 Ary ny zanakalahiny
Simona dia Amnona sy Rina sy Ben-
hanana ary Tilona. Ary ny zanaka-
lahiny Jisy dia Zoheta sy Ben-zoheta.
21 Ary ny zanakalahiny Sela,
zanaky Joda, dia Era, rainy Leka,
sy Lada, rainy Maresa, sy ny fokon'
ny mpanao rongony fotsy madinika
amy ny ankohonany Asbea 22 ary
Jokima sy ny mponina tao Kozeba
ary Joasy sy Sarafa, izay samy
nanapaka tany Moaba, ary Jasobile-
hema. Ary efa ela izany zavatra
izany. 23 Ireo no mpanefy vilany
sy mponina tany Netaima sy Ga-
dera; tany no nitoerany tamy ny
mpanjaka hanao ny asany.

*Ny taranaky Simeona sy ny fonenany.*

24 NY zanakalahiny Simeona dia
Nemoela sy Jamina sy Ja-
riba sy Zera ary Saoly, 25 dia Sa-
loma no zanakalahiny Saoly, Mibsa-
ma no zanakalahiny Saloma, Misma
no zanakalahiny Mibsama. 26 Ary
ny zanakalahiny Misma dia Ha-
moela, ary Zakora no zanakalahiny
Hamoela, Simey no zanakalahiny
Zakora. 27 Ary Simey nanan-
janaka enina amby ny folo lahy sy
enim-bavy; fa ny rahalahiny tsy
nanan-janaka maro, sady tsy niha-
maro tahaka ny taranaky Joda ny
fokony rehetra. 28 Ary izy nonina
tao Beri-sheba sy Molada sy Hazara-
soala 29 sy Bila sy Ezema sy Tolada
30 sy Betoela sy Horma sy Ziklaga
31 sy Beti-markabota sy Hazara-
sosima sy Betibiry ary Saraima.
Ireo no tanàna nonenany mandra-
panjakany Davida. 32 Ary ny
zana-bohiny dia Etama sy Aina sy
Rimona sy Tokena ary Asana, ta-
nàna dimy ireo, 33 ary ny zana-
bohiny rehetra koa izay manodidina
izany tanàna izany hatrany Bala.
Ireo no fonenany sady nanana fitan-
taram-pirazanana manokana izy.

34 Ary Mesobaba sy Jamleka sy
Josa, zanaky Amazia, 35 ary Joela
sy Jeho, zanaky Josibia, zanaky
Seraia, zanaky Asiela, 36 ary Elioe-
nay sy Jakoba sy Jesohaia sy Asaia
sy Adiela sy Jesimiela sy Benaia 37
sy Ziza, zanaky Sify, zanaky Alona,
zanaky Jedaia, zanaky Simry, zana-
ky Semaia. 38 Ireo voalaza anarana
ireo dia samy lohany tamy ny fokony
avy; ary efa nihamaro indrindra ny
fianakaviany. 39 Ary nankany amy
ny fidirana ho any Gedora izy, dia
hatramy ny ilany atsinanana amy
ny lohasaha, hitady ahitra ho any
ny ondriny aman-osiny. 40 Ary
nahita ahitra maitso sady tsara izy,
ary malalaka ny tany sady nandry
fahizay; nefa ny taranaky Hama
no nonina tany taloha. 41 Ary ireo
voasoratra anarana ireo dia tonga
tao tamy ny androny Hezekia, mpan-
jakan' ny Joda, ka namely ny lay
sy ny fonenana[1] hitany tao sy

[1] *Na*: sy ny Meonita.

nandringana [1] azy rehetra mandraka
ankehitriny, dia nonina nisolo azy;
fa nisy ahitra ho any ny ondriny
aman-osiny tany.
42 Ary nisy lehilahy diman-jato
tamy ny taranaky Simeona nankany
amy ny tendrombohitra Seïra ka
nanana any Peletia sy Nearia sy
Refaia ary Oziela, zanakalahiny Jisy,
ho mpifehy azy. 43 Ary namely ny
sisa afaka tamy ny Amalekita izy,
ka dia monina ao mandraka andro
any.

*Ny taranaky Robena sy Gada ary ny antsasaky ny fireneny Manase.*

V. ARY ny zanakalahiny Robena,
lahimatoany Isiraely (fa
izy no lahimatoa; saingy ny nandotoany
ny farafaran-drainy no nanomezana
ny fizokiany ho any ny
zanaky Josefa, zanak' Isiraely; nefa
tsy voasoratra ho zokiny amy ny
fitantaram-pirazanana ireo; 2 fa
Joda nisandratra noho ny rahalahiny,
ary izy no nihavian' ny mpanapaka;
nefa ny fizokiana kosa dia
any Josefa hiany),—3 ny zanakalahiny
Robena, lahimatoany Isiraely,
dia Hanoka sy Palo sy Hezrona ary
Karmy.
4 Ny zanakalahiny Joela dia Semaia,
ary Goga no zanakalahiny
Semaia, Simey no zanakalahiny
Goga, 5 Mika no zanakalahiny
Simey, Reaia no zanakalahiny Mika,
Bala no zanakalahiny Reaia, 6 Bera
no zanakalahiny Bala, izay nobaboiny
Tiglato-pilesera, mpanjakany
Asyria; izy no loham-pirenen' ny
Robenita.
7 Ary ny rahalahiny araka ny
fokony avy, raha nisaina ny firazanan'
ny fireneny, dia Jeiela lohany
sy Zakaria 8 ary Bela, zanaky
Azaza, zanaky Sema, zanaky Joela,
izay nonina tao Aroera hatrany
Nebo sy Bala-meona. 9 Ary nonina
tany atsinanana hatrany akaikin'
ny efitra ka hatramy ny ony Eofrata
izy; fa ny ombiny aman-ondriny
nihamaro teny amy ny tany Gileada.
10 Ary tamy ny androny Saoly dia
niady tamy ny Hagarita izy ka
naharesy azy; ary nonina an-day
eran' ny ilany atsinanana rehetra
aminy Gileada [2] izy.
11 Ary ny taranaky Gada nonina
tandrifiny, teny amy ny tany Basana
hatrany Saleka; 12 Joela no lohany,
dia Safama no manarakaraka, dia
Janay sy Safata tany Basana. 13
Ary ny rahalahiny araka ny fianakaviany
avy dia Mikaela sy Mesolama
sy Seba sy Joray sy Jakana sy
Zia ary Ebera; fito izy. 14 Ireo
no zanakalahiny Abihaila, zanaky
Hory, zanaky Jaroa, zanaky Gileada,
zanaky Mikaela, zanaky Jesisay,
zanaky Jado, zanaky Boza; 15
Ahia, zanaky Abdiela, zanaky Gony,
no lohan' ny fianakaviany. 16 Ary
nonina tany Gileada sy tany Basana
sy tamy ny zana-bohiny ary tamy
ny tany rehetra an-tsisiny Sarôna
manodidina izy. 17 Ireo rehetra
ireo dia nisaina araka ny firazanany
tamy ny androny Jotama, mpanjakan'
ny Joda, sy tamy ny androny
Jeroboama, mpanjakan' ny Isiraely.
18 Ny taranaky Robena sy ny
Gadita ary ny antsasaky ny fireneny
Manase, izay isan' ny lehilahy mahery,
ka lehilahy mahatana ampinga
sy sabatra ary mahahenjana tsipìka
sady zatra ny miady, dia enim-polo
amby fiton-jato amby efatra arivo
sy efatra alina no isan' ny azo nalefa
hanafika. 19 Ary niady tamy ny
Hagarita sy taminy Jetora sy Nafisy
ary Nodaba izy. 20 Ary nombana
hamely ireo izy, ka dia voatolotra
teo an-tànany ny Hagarita
mbamin' izay rehetra nomba azy,
satria nitaraina tamin' Andriamanitra
teo amy ny ady izy, ary nekeny
ny fangatahany noho ny fahatokiany
Azy. 21 Ary nobaboiny ny
bibiny, dia rameva dimy alina sy
ondry aman-osy dimy alina amby

[1] *Heb.* nanao azy ho herema.

[2] *Na:* tany atsinanany Gileada.

roa hetsy sy boriky roa arivo ary
olona iray hetsy; 22 fa maro ny
faty niampatrampatra, satria avy
tamin' Andriamanitra ny ady. Ary
nonina nandimby ireo izy mandra-
pahatongan' ny namaboana azy
kosa.
23 Ary ny taranaky ny antsasaky
ny fireneny Manase dia nonina tamy
ny tany; ary nihamaro izy hatrany
Basana ka hatrany Bala-hermona sy
Senira ary hatramy ny tendrombo-
hitra Hermona. 24 Ary izao no
lohan' ny fianakaviany: Efera sy
Jisy sy Eliala sy Azriela sy Jeremia
sy Hodavia ary Jadiela; lehilahy
mahery ireo ary malaza sady samy
lohan' ny fianakaviany avy.
25 Ary nivadika tamin' Andria-
manitry ny razany ireo, fa nijanga-
janga nanaraka ny andriamanitry
ny tompon-tany, izay naringan' An-
driamanitra tsy ho eo anoloany.
26 Ary Andriamanitry ny Isiraely
nampirisika any Pola, mpanjakany
Asyria, sy Tiglato-pilesera, mpan-
jakany Asyria, ka dia nobaboin' ireo
ny Robenita sy ny Gadita sy ny
antsasaky ny fireneny Manase ka
nentiny tany Hala sy Habora sy
Hara ary tany amoron' ny ony Go-
zana ambaraka andro any.

*Ny taranaky Levy.*

27 NY zanakalahiny Levy dia
Gersona sy Kehata ary
Merary.
28 Ary ny zanakalahiny Kehata
dia Amrama sy Jizara sy Hebrona
ary Oziela. 29 Ary ny zanaky Am-
rama dia Arona sy Mosesy ary
Miriama.
Ny zanakalahiny Arona dia Na-
daba sy Abiho sy Eleazara ary Ita-
mara. 30 Eleazara niteraka any
Finehasa; ary Finehasa niteraka
any Abisoa; 31 ary Abisoa niteraka
any Boky; ary Boky niteraka any
Ozy; 32 ary Ozy niteraka any Ze-
rahia; ary Zerahia niteraka any
Meraiota; 33 ary Meraiota niteraka
any Amaria; ary Amaria niteraka
any Ahitoba; 34 ary Ahitoba nite-
raka any Zadoka; ary Zadoka nite-
raka any Ahimaza; 35 ary Ahimaza
niteraka any Azaria; ary Azaria
niteraka any Johanana; 36 ary
Johanana niteraka any Azaria (ilay
nanao fisoronana tao amy ny trano
nataony Solomona tany Jerosalema);
37 ary Azaria niteraka any Amaria;
ary Amaria niteraka any Ahitoba;
38 ary Ahitoba niteraka any Zadoka;
ary Zadoka niteraka any Saloma;
39 ary Saloma niteraka any Hilkia;
ary Hilkia niteraka any Azaria; 40
ary Azaria niteraka any Seraia; ary
Seraia niteraka any Jozadaka; 41
ary dia lasan-ko babo Jozadaka,
nony voatolotry Jehovah ho babony
Nebokadnezara ny Joda sy Jero-
salema.

VI. Ny zanakalahiny Levy dia Ger-
sona sy Kehata ary Merary. 2
Ary izao no anaran' ny zanaka-
lahiny Gersona: Libny sy Semey.
3 Ary ny zanakalahiny Kehata dia
Amrama sy Jizara sy Hebrona ary
Oziela. 4 Ny zanakalahiny Merary
dia Maly sy Mosy.
Ary izao no fokon' ny Levita
araka ny rainy:
5 Avy aminy Gersona: Libny
no zanaky Gersona, Jahata no za-
naky Libny, Zima no zanaky Jahata,
6 Joa no zanaky Zima, Ido no
zanaky Joa, Zera no zanaky Ido,
Jeateray no zanaky Zera.
7 Ny zanakalahiny Kehata dia
Aminadaba, Kora no zanakalahiny
Aminadaba, Asira no zanakalahiny
Kora, 8 Elkana no zanakalahiny
Asira, Ebiasafa no zanakalahiny
Elkana, Asira no zanakalahiny Ebia-
safa, 9 Tahata no zanakalahiny
Asira, Oriela no zanakalahiny Ta-
hata, Ozia no zanakalahiny Oriela,
ary Saoly no zanakalahiny Ozia.
10 Ary ny zanakalahiny Elkana dia
Amasay sy Ahimota. 11 Ny aminy
Elkana, ny zanani-lahy dia Zofay,
ary Nahata no zanakalahiny Zofay,
12 Eliaba no zanakalahiny Nahata,
Jerohama no zanakalahiny Eliaba,

Elkana no zanakalahiny Jerohama.
13 Ary ny zanakalahiny Samoela
dia Vasny lahimatoa sy Abia.[1]
14 Ny zanakalahiny Merary dia
Maly, Libny no zanakalahiny Maly,
Semey no zanakalahiny Libny, Oza
no zanakalahiny Semey, 15 Simea
no zanakalahiny Oza, Hagia no
zanakalahiny Simea, Asaia no zana-
kalahiny Hagia.
16 Ary izao no notendreny Davida
ho mpiventy hira tao amy ny tra-
nony Jehovah, rehefa voapetraka
tao ny fiara, 17 ka nanao hira fanom-
poam-pivavahana izy tao amy ny
tabernakely, dia ny trano-lay fihao-
nana, ambara-panaony Solomona ny
tranony Jehovah tany Jerosalema ;
koa raha nanao ny raharahany izy,
dia nitsangana araka ny filaharany
avy,—18 dia izao no nanompo mba-
my ny zanany :
Tamy ny zanakalahin' ny Keha-
tita dia Hemana mpihira, zanakala-
hiny Joela, zanakalahiny Samoela,
19 zanakalahiny Elkana, zanakala-
hiny Jerohama, zanakalahiny Eliala,
zanakalahiny Toa, 20 zanakalahiny
Zofa, zanakalahiny Elkana, zanaka-
lahiny Mahata, zanakalahiny Ama-
say, 21 zanakalahiny Elkana, zana-
kalahiny Joela, zanakalahiny Azaria,
zanakalahiny Zefania, 22 zanakala-
hiny Tahata, zanakalahiny Asira,
zanakalahiny Ebiasafa, zanakalahi-
ny Kora, 23 zanakalahiny Jizara,
zanakalahiny Kehata, zanakalahiny
Levy, zanak' Isiraely.
24 Ary Asafa rahalahiny, izay
nitsangana teo amy ny ankavanany,
dia Asafa, zanakalahiny Berekia, za-
nakalahiny Simea, 25 zanakalahiny
Mikaela, zanakalahiny Beseia, zana-
kalahiny Malkia, 26 zanakalahiny
Etny, zanakalahiny Zera, zanakala-
hiny Adaia, 27 zanakalahiny Etana,
zanakalahiny Zima, zanakalahiny Si-
mey, 28 zanakalahiny Jahata, zanaka-
lahiny Gersona, zanakalahiny Levy.
29 Ary ny rahalahin' ireo kosa,
dia ny zanakalahiny Merary, nitsan-
gana teo amy ny ankaviany : Etana,
zanakalahiny Kisy, zanakalahiny
Abdia, zanakalahiny Maloka, 30
zanakalahiny Hasabia, zanakalahiny
Amazia, zanakalahiny Hilkia, 31
zanakalahiny Amzy, zanakalahiny
Bany, zanakalahiny Samera, 32
zanakalahiny Maly, zanakalahiny
Mosy, zanakalahiny Merary, zana-
kalahiny Levy.
33 Ary ny Levita rahalahin' ireo
koa dia efa nomena hanao ny fanom-
poana rehetra ao amy ny tabernake-
lin' ny tranon' Andriamanitra.
34 Fa Arona sy ny zanani-lahy
no nanatitra [2] teo ambonin' ny ali-
tara fandoroana ny fanatitra odorana
sy teo ambonin' ny alitara fandoroa-
na ditin-kazo manitra, mba hanao
ny raharaha rehetra ao amy ny
fitoerana masina indrindra sy hanao
fanavotana ho any ny Isiraely, araka
izay rehetra nandidiany Mosesy,
mpanompon' Andriamanitra.
35 Ary ny zanakalahiny Arona
dia Eleazara, ary Finehasa no zana-
kalahiny Eleazara, Abisoa no zana-
kalahiny Finehasa, 36 Boky no
zanakalahiny Abisoa, Ozy no zana-
kalahiny Boky, Zerahia no zana-
kalahiny Ozy, 37 Meraiota no zana-
kalahiny Zerahia, Amaria no zana-
kalahiny Meraiota, Ahitoba no
zanakalahiny Amaria, 38 Zadoka no
zanakalahiny Ahitoba, Ahimaza no
zanakalahiny Zadoka.
39 Ary izao no fonenany araka
ny vohiny tao amy ny zara-taniny
avy, dia ny any ny taranaky Arona,
avy amy ny fokon' ny Kehatita ; fa
azy ny loka :
40 Nomeny azy Hebrona tao amy
ny tanin' ny Joda sy ny tany mano-
didina azy. 41 Fa ny saha momba
ny tanàna sy ny vohiny kosa nomeny
any Kaleba, zanaky Jefone. 42
Ary ny taranaky Arona nomeny

[1] *Na:* [Joela sy Abia faralahy] ; *izahao and.* 18 *sy* 1 *Sam.* viii. 2.
[2] *Heb.* nandoro ho fofona.

any Hebrona, tanàna fiarovana, ary
Libna sy ny tany manodidina azy
ary Jatira sy Estemoa sy ny tany
manodidina azy 43 ary Hilena sy ny
tany manodidina azy ary Debira sy
ny tany manodidina azy 44 ary
Asana sy ny tany manodidina azy
ary Beti-semesy sy ny tany manodi-
dina azy; 45 ary avy tamy ny fire-
neny Benjamina dia Geba sy ny tany
manodidina azy ary Alemeta sy ny
tany manodidina azy ary Anatota
sy ny tany manodidina azy. Dia
telo amby ny folo no isan' ny tanà-
nan' izy mianakavy rehetra.

46 Ary ny any ny taranaky Ke-
hata sisa tamy ny fokon' izany fire-
nena izany dia tanàna folo araka ny
filokana tamy ny antsasaky ny fire-
neny Manase. 47 Ary ny any ny
taranaky Gersona araka ny fokony
dia tanàna telo amby ny folo tamy
ny fireneny Isakara sy ny fireneny
Asera sy ny fireneny Naftaly ary
ny fireneny Manase any Basana. 48
Ary ny loka azon' ny taranaky Me-
rary araka ny fokony dia tanàna
roa amby ny folo avy tamy ny fire-
neny Robena sy ny fireneny Gada
ary ny fireneny Zebolona. 49 Dia
nomen' ny Zanak' Isiraely ho any
ny Levita ireo tanàna ireo sy ny
tany manodidina azy. 50 Ary no-
meny tamy ny filokana ireto tanàna
tononina ireto avy tamy ny firenena
taranaky Joda sy ny firenena tara-
naky Simeona ary ny firenena tara-
naky Benjamina.

51 Fa ny sasany amy ny fokon'
ny taranaky Kehata dia nahazo
tanàna avy tamy ny fireneny Efrai-
ma. 52 Ary nomeny azy Sekema,
tanàna fiarovana, tao amy ny tany
havoany Efraima sy ny tany mano-
didina azy ary Gazera sy ny tany
manodidina azy 53 ary Jokmeama
sy ny tany manodidina azy ary Beti-
horona sy ny tany manodidina azy
54 ary Aialona sy ny tany manodi-
dina azy ary Gata-rimona sy ny tany
manodidina azy; 55 ary ny avy
tamy ny antsasaky ny fireneny Ma-
nase dia Anera sy ny tany manodi-
dina azy ary Bileama sy ny tany
manodidina azy, dia ho any ny fokon'
ny taranaky Kehata sisa.

56 Ary ny any ny taranaky Ger-
sona dia Golana any Basana sy ny
tany manodidina azy ary Astarta sy
ny tany manodidina azy avy tamy
ny antsasaky ny fireneny Manase;
57 ary ny avy tamy ny fireneny
Isakara dia Kadesy sy ny tany
manodidina azy ary Daberata sy ny
tany manodidina azy 58 ary Ramota
sy ny tany manodidina azy ary
Anema sy ny tany manodidina azy;
59 ary ny avy tamy ny fireneny
Asera dia Masala sy ny tany mano-
didina azy ary Abdona sy ny tany
manodidina azy 60 ary Hokoka sy ny
tany manodidina azy ary Rehoba sy
ny tany manodidina azy; 61 ary ny
avy tamy ny fireneny Naftaly dia
Kadesy any Galilia sy ny tany
manodidina azy ary Hamona sy ny
tany manodidina azy ary Kiriataima
sy ny tany manodidina azy.

62 Ary ny any ny sisa, taranaky
Merary, dia avy tamy ny fireneny
Zebolona, dia Rimono sy ny tany
manodidina azy ary Tabara sy ny
tany manodidina azy; 63 ary any
an-dafiny Jordana, tandrifiny Jeriko,
atsinanany Jordana, koa dia avy
tamy ny fireneny Robena, dia Bazera
any an-efitra sy ny tany manodidina
azy ary Jaza sy ny tany manodidina
azy 64 ary Kedemota sy ny tany
manodidina azy ary Mefata sy ny
tany manodidina azy; 65 ary avy
tamy ny fireneny Gada dia Ramota-
gileada sy ny tany manodidina azy
ary Mahanaima sy ny tany mano-
didina azy 66 ary Hesbona sy ny
tany manodidina azy ary Jazera sy
ny tany manodidina azy.

*Ny taranaky Isakara sy Benjamina sy Naftaly sy ny antsasaky ny fireneny Manase sy Efraima ary Asera.*

VII. ARY ny zanakalahiny Isa-
kara dia Tola sy Poa sy

Jasoba ary Simrona; efatra izy. 2
Ary ny zanakalahiny Tola dia Ozy
sy Refaia sy Jeriela sy Jamay sy
Jibsama ary Samoela, samy lohan'
ny fianakaviany avy, dia zanaky
Tola sady samy lehilahy mahery
tamy ny fokony avy ireo; enin-jato
amby roa arivo sy roa alina no isany
tamy ny androny Davida. 3 Ary
ny zanakalahiny Ozy dia Jizrahia.
Ary ny zanakalahiny Jizrahia dia
Mikaela sy Obadia sy Joela ary Jisia;
dimy izy; loholona avokoa izy rehe-
tra ireo. 4 Ary nanana miaramila
antokotokony izy araka ny fireneny
sy ny fianakaviany avy, dia enina
arivo amby telo alina; fa maro ny
vady aman-janak' ireo. 5 Ary ny
rahalahiny ao amy ny fokon' ny
Isakara rehetra, izay samy lehilahy
mahery, ny isan' izy rehetra araka
ny firazanany avy dia fito arivo
amby valo alina.

6 *Ny zanakalahiny* Benjamina
dia Bela sy Bakera ary Jediaela;
telo izy. 7 Ary ny zanakalahiny
Bela dia Ezbona sy Ozy sy Oziela sy
Jerimota ary Iry; dimy izy, ary
samy lohan' ny fianakaviany avy
sady lehilahy mahery avokoa; ary
ny isany araka ny firazanany dia
efatra amby telo-polo amby roa arivo
sy roa alina. 8 Ary ny zanakala-
hiny Bakera dia Zemira sy Joasy sy
Eliezera sy Elioenay sy Omry sy
Jerimota sy Abia sy Anatota ary
Alameta. Ireo rehetra ireo no zana-
kalahiny Bakera. 9 Ary ny isany
araka ny firazanany amy ny fire-
neny, izay samy lohan' ny fianaka-
viany avy sady lehilahy mahery, dia
roan-jato sy roa alina. 10 Ny zana-
kalahiny Jediaela dia Bilana; ary
ny zanakalahiny Bilana dia Jeosy sy
Benjamina sy Ehoda sy Kenana sy
Zetana sy Tarsisy ary Ahisahara.
11 Ireo zanakalahiny Jediaela rehe-
tra ireo, araka ny lohan' ny fiana-
kaviany, dia roan-jato amby fito
arivo sy iray alina no isan' ny lehi-
lahy mahery azo nalefa hanafika.
12 Sopima koa sy Hopima, zanaka-
lahiny Iry, ary Hosima, zanakala-
hiny Ahera.

13 Ny zanakalahiny Naftaly dia
Jaziela sy Gony sy Jezera sy Saloma,
samy zanakalahiny Bila ireo.

14 Ny zanakalahiny Manase dia
Asriela, izay naterany; fa ilay Syri-
ana[1] vaditsindranony kosa no nite-
raka any Makira, rainy Gileada. 15
Ary Makira naka vady ho any Ho-
pima sy Sopima; ny anaran' ny
rahavaviny dia Imaka; ary ny ana-
ran' ny manarakaraka dia Zelofada;
ary Zelofada nanan-janakavavy. 16
Ary Imaka, vadiny Makira, niteraka
zazalahy, ka Paresy no nataony
anarany; ary Saresy no anaran' ny
rahalahiny; ary ny anaran' ny
zanani-lahy dia Olama sy Rakema.
17 Ary ny zanakalahiny Olama
dia Bedana. Ireo no zanakalahiny
Gileada, zanakalahiny Makira, zana-
kalahiny Manase. 18 Ary Hamo-
leketa anabaviny niteraka any Ise-
hoda sy Abiezera ary Mahala. 19
Ary ny zanakalahiny Semida dia
Ahiana sy Sekema sy Liky ary
Aniama.

20 Ary ny zanakalahiny Efraima
dia Sotela (Bareda no zanakalahiny
Sotela, Tahata no zanakalahiny
Bareda, Elada no zanakalahiny Ta-
hata, Tahata no zanakalahiny Ela-
da, 21 Zabada no zanakalahiny
Tahata, Sotela no zanakalahiny Za-
bada) ary Ezera sy Elada, izay
novonoin' ny tompon-tany tao Gata,
satria nidina hangalatra ny ombiny
aman-ondriny izy. 22 Ary Efraima
rainy nisaona azy ela, dia avy ny
rahalahiny hampionona azy. 23
Ary nony niray tamy ny vadiny izy,
dia nanan-anaka ravehivavy ka
niteraka zazalahy, ary ny anarany
nataony hoe Beria, satria nisy fa-
horiana tao an-tranony tamin' izany.
24 (Ary ny zanani-vavy dia Sera,
izay nanorina any Beti-horona am-

[1] *Heb.* Aramiana.

bany sy ambony sy Ozena-sera.) 25 Ary Refa sy Rasefa no zanakalahiny Beria, Tela no zanakalahiny Rasefa, Tahana no zanakalahiny Tela, 26 Ladana no zanakalahiny Tahana, Amihoda no zanakalahiny Ladana, Elisama no zanakalahiny Amihoda, 27 Nona no zanakalahiny Elisama, Josoa no zanakalahiny Nona. 28 Ary ny taniny sy ny fonenany dia Betela sy ny zana-bohiny, ary any atsinanana dia Narana, ary any andrefana dia Gazera sy ny zana-bohiny ary Sekema sy ny zana-bohiny hatrany Gaza sy ny zana-bohiny; 29 ary teo amy ny sisin-tanin' ny taranaky Manase dia Beti-sana sy ny zana-bohiny, Tanaka sy ny zana-bohiny, Megido sy ny zana-bohiny, Dora sy ny zana-bohiny. Tamin' ireo no nonenan' ny taranaky Josefa, zanak' Isiraely.

30 Ny zanakalahiny Asera dia Jimna sy Jisva sy Jisvy sy Beria; ary Sera no anabavin' ireo. 31 Ary ny zanakalahiny Beria dia Hebera sy Malkiela, rainy Birzavita. 32 Ary Hebera niteraka any Jafleta sy Somera sy Hotama; ary Soha no anabavin' ireo. 33 Ary ny zanakalahiny Jafleta dia Pasaka sy Bimala ary Asvata. Ireo no zanakalahiny Jafleta. 34 Ary ny zanakalahiny Samera dia Ahaia sy Rohaga sy Hoba ary Arama. 35 Ary ny zanakalahiny Helema rahalahiny dia Zofa sy Jimna sy Selesy ary Amala. 36 Ny zanakalahiny Zofa dia Soha sy Harnefera sy Soala sy Bery sy Jimra 37 sy Bazera sy Hoda sy Sama sy Silsa sy Jitrana ary Bera. 38 Ary ny zanakalahiny Jatera dia Jefone sy Pispa ary Ara. 39 Ary ny zanakalahiny Ola dia Ara sy Haniela ary Rizia. 40 Ireo zanakalahiny Asera rehetra ireo dia samy lohan' ny fianakaviany, olomboafidy sady mahery ary lehiben' ny loham-pireneny avy. Ary ny nanisana azy, araka ny firazanany, dia enina arivo amby roa alina no isan' ny azo nalefa hanafika.

*Ny amy ny taranaky Benjamina sy ny firazanany Saoly.*

VIII. ARY Benjamina niteraka any Bela, lahimatoa, sy Asbela, lahiaivo, sy Ahara, fahatelo, 2 sy Noha, fahefatra, ary Rafa, faralahy. 3 Ary ny zanakalahiny Bela dia Adara sy Gera sy Abihoda 4 sy Abisoa sy Namana sy Ahoa 5 sy Gera sy Sefofana ary Horama.

6 Ary izao no zanakalahiny Ehoda (izao no lohan' ny fianakavian' ny mponina any Geba; ary nitondra azy ho babo tany Manahata 7 Namana sy Ahia ary Gera; izy no nitondra azy ho babo),—niteraka any Oza sy Ahihoda izy. 8 Ary Saharaima niteraka tao amy ny tany Moaba taorian' ny nisaorany any Hosima sy Bara vadiny. 9 Ary Hodesy vadiny no niterahany any Jobaba sy Ziba sy Mesa sy Malkama 10 sy Jeoza sy Sakia ary Mirma. Ireo no zanani-lahy, samy lohan' ny fianakaviany avy. 11 Ary Hosima no niterahany any Abitoba sy Elpala.

12 Ary ny zanakalahiny Elpala dia Ebera sy Misama ary Samera, izay nanorina any Ono sy Loda sy ny zana-bohiny; 13 Beria koa sy Sema, izay lohan' ny fianakavian' ny mponina ao Aialona sady nandroaka ny mponina tao Gata; 14 ary Ahio sy Sasaka sy Jeremota 15 sy Zebadia sy Arada sy Adera 16 sy Mikaela sy Jispa sy Joha (zanakalahiny Beria ireo) 17 ary Zebadia sy Mesolama sy Hizky sy Hebera 18 sy Jismeray sy Jizlia sy Jobaba (zanakalahiny Elpala ireo) 19 ary Jakima sy Zikry sy Zabdy 20 sy Elienay sy Ziletahy sy Eliala 21 sy Adaia sy Beraia sy Simrata (zanakalahiny Simey ireo) 22 ary Jispana sy Hebera sy Eliala 23 sy Abdona sy Zikry sy Hanana 24 sy Hanania sy Elama sy Antotia 25 sy Jifdia sy Penoela (zanakalahiny Sasaka ireo) 26 ary Samseray sy Seharia sy Atalia 27 sy Jaresia

sy Elia sy Zikry (zanakalahiny
Jerohama ireo). 28 Ireo no lohan'
ny fianakaviany araka ny firazanany,
dia samy loholona. Ireo no nonina
tany Jerosalema.

29 Ary tao Gibeona no nonenan'
ny razamben' ny any Gibeona, ary
ny anaran' ny vadiny dia Imaka, 30
ary Abdona no lahimatoany, dia
Zora, dia Kisy, dia Bala, dia Na-
daba, 31 dia Gedora, dia Ahio, dia
Zakera. 32 Ary Miklota niteraka
any Simea. Ireo koa dia niara-
nonina tamy ny rahalahiny tany
Jerosalema nifanandrify fonenana
taminy.

33 Ary Nera niteraka any Kisy;
ary Kisy niteraka any Saoly; ary
Saoly niteraka any Jonatana sy
Malki-soa sy Abinadaba ary Esbala.
34 Ary ny zanakalahiny Jonatana
dia Meribala; ary Meribala niteraka
any Mika. 35 Ary ny zanakala-
hiny Mika dia Pitona sy Maleka sy
Tarea ary Ahaza. 36 Ary Ahaza
niteraka any Joada; ary Joada ni-
teraka any Alemeta sy Azmaveta
ary Zimry; ary Zimry niteraka any
Moza; 37 ary Moza niteraka any
Binea; Rafa no zanakalahiny Binea,
Elasa no zanakalahiny Rafa, Azela
no zanakalahiny Elasa.

38 Ary Azela nanana zanaka eni-
na mirahalahy, ka izao no anarany:
Azrikama sy Bokero sy Isimaela sy
Searia sy Obadia ary Hanana. Ireo
rehetra ireo no zanakalahiny Azela.
39 Ary ny zanakalahiny Eseka ra-
halahiny dia Olama, lahimatoa, sy
Jeosy, lahiaivo, ary Elifeleta, fara-
lahy. 40 Ary ny zanakalahiny
Olama dia lehilahy mahery sady
mpandefa zana-tsipìka, ary nanana
zanakalahy sy zafy maro izy, dia
dimam-polo amby zato. Ireo rehe-
tra ireo no taranaky Benjamina.

*Ny amy ny mponina tany Jerosalema talohan' ny namaboana azy.*

IX. DIA nisaina araka ny firaza-
nany avy ny Isiraely re-
hetra; ary, indro, efa voasoratra ao
amy ny bokin' ny mpanjakan' ny
Isiraely izany. Ary ny Joda dia
nentina ho babo tany Babylona noho
ny fahotany. 2 Ary ny mponina
taloha tamy ny taniny sy ny tanà-
nany avy dia ny Isiraely sy ny
mpisorona sy ny Levita ary ny
Netinima.

3 Ary tany Jerosalema no none-
nan' ny sasany amy ny taranaky
Joda sy Benjamina sy Efraima sy
Manase: 4 dia Otahy, zanaky Ami-
hoda, zanaky Omry, zanaky Imry,
zanaky Bany, avy amy ny taranaky
Fareza, zanaky Joda. 5 Ary tamy
ny Silonita dia Asay, lahimatoa, sy
ny zanany. 6 Ary tamy ny tara-
naky Zera dia Jeoela sy ny rahala-
hiny, dia sivi-folo amby enin-jato.

7 Ary tamy ny taranaky Benja-
mina dia Salo, zanaky Mesolama,
zanaky Hodavia, zanaky Hasenoa,
8 sy Jibnia, zanaky Jerohama, sy
Elaha, zanaky Ozy, zanaky Mikry,
sy Mesolama, zanaky Sefatia, zana-
ky Regoela, zanaky Jibnia; 9 ary
ny isan' ny rahalahiny araka ny
firazanany dia enina amby dimam-
polo sy sivin-jato. Ireo lehilahy
rehetra ireo dia samy lohan' ny
fianakaviany avy.

10 Ary tamy ny mpisorona dia
Jedaia sy Joiariba sy Jakina 11 sy
Azaria, zanaky Hilkia, zanaky Me-
solama, zanaky Zadoka, zanaky Me-
raiota, zanaky Ahitoba, mpanapaka
ny tranon' Andriamanitra, 12 ary
Adaia, zanaky Jerohama, zanaky
Pasora, zanaky Malkia, ary Masay,
zanaky Adiela, zanaky Jazera, zana-
ky Mesolama, zanaky Mesilemita,
zanaky Imera. 13 Ary ny rahala-
hin' ireo, izay samy lohan' ny fiana-
kaviany avy, dia enim-polo amby
fiton-jato amby arivo; lehilahy ma-
hery amy ny fanaovana ny fanom-
poana ao an-tranon' Andriamanitra
ireo.

14 Ary tamy ny Levita dia Se-
maia, zanaky Hasoba, zanaky Azri-
kama, zanaky Hasabia, tamy ny
taranaky Merary, 15 ary Bakba-

kara sy Haresy sy Galala sy Ma-
tania, zanaky Mika, zanaky Zikry,
zanaky Asafa, 16 ary Obadia, za-
naky Semaia, zanaky Galala, zanaky
Jedotona, ary Berekia, zanaky Asa,
zanaky Elkana, izay nonina tamy
ny vohitry ny Netofatita.

17 Ary ny mpiandry varavarana
dia Saloma sy Akoba sy Talmona
sy Ahimana ary ny rahalahiny; fa
Saloma no lohany; 18 ambaraka
ankehitriny dia ao amy ny vavaha-
din' ny mpanjaka atsinanana izy;
ireo no mpiandry varavarana tamy
ny tobin' ny taranaky Levy.

19 Ary Saloma, zanaky Kore,
zanaky Abiasafa, zanaky Kora, sy
ny Koraïta rahalahiny araka ny
fianakaviany avy no mpanao ny
fanompoana amy ny fiandrasana ny
varavaran' ny lay; ary ny razany
koa dia mpiambina ny vavahady
tao amy ny tobiny Jehovah. 20
Ary Finehasa, zanaky Eleazara,
no mpanapaka ireo taloha, ary Je-
hovah nomba azy. 21 Ary Zaka-
ria, zanaky Meselemia, no mpian-
dry ny varavaran' ny trano-lay
fihaonana. 22 Ary ny isan' ireo
voafidy ho mpiandry varavarana
ireo dia roa amby ny folo amby
roan-jato. Ireo dia voasoratra araka
ny firazanany tany amy ny vohiny
avy; ary notendreny Davida sy
Samoela mpahita izy noho ny faha-
marinany.

23 Ka dia ireo sy ny taranany
no niandry varavarana tao amy ny
tranony Jehovah, dia ny trano-lay.
24 Teo amy ny lafiny efatra no
nitoeran' ny mpiandry varavarana,
dia teo atsinanana sy andrefana sy
avaratra ary atsimo. 25 Ary ny
rahalahiny izay nonina teo amy ny
vohiny dia nasaina ho avy isan-kafi-
toana ho eo aminy. 26 Fa nanao
tamy ny fahamarinany ireo Levita
efa-dahy, lohan' ny mpiandry vara-
varana, ireo, ary tonian' ny efi-trano
fitehirizana sy ny rakitry ny tranon'
Andriamanitra koa izy ireo. 27
Ary manodidina ny tranon' Andria-
manitra no nandriany; fa izy ireo
no mpiambina azy sady adidiny ny
famohana ny trano isa-maraina. 28
Ary ny sasany aminy nitandrina ny
fanaka momba ny fanompoana; fa
an-isany no nitondrany azy miditra
sy mivoaka. 29 Ary ny sasany
aminy koa notendrena hitandrina
ny fanaka, dia ny fanaka masina
rehetra, sy ny koba tsara toto sy ny
divay sy ny diloilo sy ny ditin-kazo
manitra ary ny zava-manitra. 30
Ary ny sasany tamy ny zanaky ny
mpisorona nangaroharo ny zava-
manitra fanosorana. 31 Ary Ma-
tatia, anankiray tamy ny Levita,
lahimatoany Saloma Koraïta, no
tonian' ny zavatra izay natao tamy
ny fanendasana. 32 Ary ny sasany
tamy ny rahalahiny, tamy ny tara-
naky ny Kehatita, no tonian' ny
mofo aseho hamboatra azy isan-
tSabata.

33 Ary ireo hiany koa no mpi-
hira, lohan' ny fianakaviana amy ny
Levita, izay mitoetra tsy manan-dra-
haraha hafa ao amin' ireo efi-trano;
fa tsy maintsy ho amin' izany raha-
raha izany andro aman-alina izy.
34 Ireo dia lohan' ny fianakaviana
tamy ny Levita araka ny firazanany
avy, dia samy loholona. Ireo no
nonina tany Jerosalema.

*Ny amy ny fianakaviany Saoly.*

35 ARY tao Gibeona no nonenany
Jeiela, razamben' ny any
Gibeona, ary ny anaran' ny vadiny
dia Imaka; 36 ary ny zanany lahi-
matoa dia Abdona, dia Zora, dia
Kisy, dia Bala, dia Nera, dia Na-
daba, 37 dia Gedora, dia Ahio, dia
Zakaria, dia Miklota. 38 Ary Mik-
lota niteraka any Simeama. Ary
ireo koa niara-nonina tamy ny raha-
lahiny tany Jerosalema nifanandrify
fonenana taminy.

39 Ary Nera niteraka any Kisy;
ary Kisy niteraka any Saoly; ary
Saoly niteraka any Jonatana sy
Malki-soa sy Abinadaba ary Esbala.
40 Ary ny zanakalahiny Jonatana

dia Meribala; ary Meribala niteraka any Mika. 41 Ary ny zanakalahiny Mika dia Pitona sy Maleka sy Tarea *ary Ahaza*.[1] 42 Ary Ahaza niteraka any Jara; ary Jara niteraka any Alemeta sy Azmaveta ary Zimry; ary Zimry niteraka any Moza; 43 ary Moza niteraka any Binea; ary Refaia no zanakalahiny Binea, Elasa no zanakalahiny Refaia, Azela no zanakalahiny Elasa. 44 Ary Azela nanana zanaka enina mirahalahy, ka izao no anarany avy: Azrikama sy Bokero sy Isimaela sy Tearia sy Obadia ary Hanana; ireo no zanakalahiny Azela.

*Ny nahafatesany Saoly sy ny zananilahy.*

X. ARY ny Filistina niady tamy ny Isiraely, ary nandositra teo anoloan' ny Filistina ny lehilahy amy ny Isiraely, ka niampatrampatra teny an-tendrombohitra Gilboa ny faty. 2 Ary ny Filistina nanenjika fatratra any Saoly sy ny zanany, ka matin' ny Filistina Jonatana sy Abinadaba sy Malki-soa, zanakalahiny Saoly.

3 Ary mafy ny ady taminy Saoly, dia nifanehatra tamy ny mpandefa tsipìka izy; ary raiki-tahotra izy noho ny mpandefa tsipìka. 4 Ka hoy Saoly tamy ny mpitondra ny fiadiany: Tsoahy ny sabatrao, ka tsatohy miboroaka aho; fandrao avy irerỳ tsy mifora irerỳ ka hanao ahy ho fihomehezana. Nefa tsy nety ny mpitondra ny fiadiany, fa natahotra loatra izy. Dia nalainy Saoly ny sabatra ka nianjerany. 5 Ary rehefa hitan' ny mpitondra ny fiadiana fa maty Saoly, dia mba nianjera tamy ny sabany koa izy ka maty. 6 Ka dia niara-maty Saoly sy ny zanany telo lahy ary ny ankohonany rehetra.

7 Ary nony hitan' ny lehilahy rehetra amy ny Isiraely teny amy ny lohasaha fa nandositra ny olona, ary maty Saoly sy ny zanany, dia niala tamy ny tanànany izy ka nandositra; ary dia tonga ny Filistina ka nonina tao.

8 Ary nony ampitso, raha tonga haka ny zavatra teo amy ny faty ny Filistina, dia nahita any Saoly sy ny zanani-lahy niampatrampatra teo an-tendrombohitra Gilboa izy. 9 Dia nesoriny ny akanjony, ka nentiny ny lohany sy ny fiadiany, ary dia naniraka tany amy ny tanin' ny Filistina manodidina izy hanambara izany zavatra mahafaly izany tamy ny sampiny sy ny olona. 10 Dia napetrany tao an-tranon' ny andriamaniny ny fiadiany Saoly, ary nohomboany teo amy ny tempoliny Dagona ny lohany.

11 Ary nony ren' ny mponina rehetra tao Jabesi-gileada izay rehetra nataon' ny Filistina taminy Saoly, 12 dia niainga ny lehilahy mahery rehetra naka ny fatiny Saoly sy ny fatin' ny zanany ka nitondra azy ho any Jabesy, ary nandevina ny taolany teo ambanin' ilay hazo terebinta tany Jabesy izy, ary dia nifady hanina hafitoana.

13 Eny, maty Saoly noho ny nivadihany taminy Jehovah, dia noho ny tsy nitandremany ny teniny Jehovah sy noho ny nakany saina tamin' izay nanao azy hotsindrianjavatra 14 ary noho ny tsy nanontaniany taminy Jehovah, ka dia novonoiny izy, ary nafindrany ho any Davida, zanaky Jese, ny fanjakana.

*Ny nanosorana any Davida ho mpanjaka handimby any Saoly, sy ny nahazoany any Jerosalema.*

XI. ARY dia nivory teo aminy Davida tao Hebrona ny Isiraely rehetra ka nanao hoe: Indreto izahay, fa taolanao sy nofonao. 2 Hatry ny fahiny hiany koa, fony Saoly mbola nanjaka aza, dia hianao hiany no mpitarika ny Isiraely ni-

[1] *Izahao* viii. 35.

voaka sy niditra; ary hoy Jehovah
Andriamanitrao taminao: Hianao
no ho mpiandry ny Isiraely oloko,
ary hianao no ho mpanapaka azy.
3 Eny, tonga tao amy ny mpanjaka
tao Hebrona ny loholon' ny Isiraely
rehetra; ary Davida nanao fanekena
taminy tao Hebrona teo anatrehany
Jehovah; ary dia nanosotra any
Davida ho mpanjakan' ny Isiraely
izy araka ny teniny Jehovah izay
nampilazainy any Samoela.
4 Ary Davida sy ny Isiraely re-
hetra nankany Jerosalema (Jebosa
izany); ary tao ny Jebosita tompon-
tany. 5 Ary hoy ny mponina tao
Jebosa taminy Davida: Tsy ho tafi-
ditra eto hianao. Kanjo afaky
Davida hiany ny batery fiarovana,
dia Ziona (Tanànany Davida izany).
6 Ary hoy Davida: Na iza na iza
no hamely voalohany ny Jebosita,
dia izy no ho lohany sy ho komandy.
Ary Joaba, zanaky Zeroia, no nia-
katra voalohany, ka dia izy no
lohany.
7 Dia nitoetra tao anatin' ny
batery fiarovana Davida, ka izany
no nanaovana ny anarany hoe Tanà-
nany Davida. 8 Ary nandrafitra
ny manodidina ny tanàna hatrany
Milo[1] izy; ary Joaba nampamboatra
ny sisa tamy ny tanàna. 9 Koa
dia nandroso nihalehibe Davida; fa
Jehovah, Tompon' ny maro, no
nomba azy.

*Ny amy ny lehilahy maheriny Davida izay niady hampanjaka azy.*

10 ARY izao no lohan' ny lehilahy
maheriny Davida, izay nifi-
kitra mafy taminy tamy ny fanja-
kany, mbamy ny Isiraely rehetra,
hampanjaka azy araka ny teniny
Jehovah ny amy ny Isiraely. 11
Dia izao no isan' ny lehilahy mahe-
riny Davida: Jasobeama, zanaky
Hakmony, lehiben' ny mpanafika
malaza; izy no namely telon-jato
lahy tamy ny lefona ka naharingana
azy tamy ny ady indray mandeha
monja.
12 Ary ny manarakaraka azy dia
Eleazara, zanaky Dodo Ahohita,
anankiray amin' izy telo lahy ma-
hery. 13 Izy dia teo aminy Davida
tao Efesa-damima, raha vory teo ny
Filistina hiady, ary ny tany nisy
vary hordea maniry, ary ny olona
nandositra ny Filistina. 14 Fa nija-
nona teo afovoan' io tany io kosa
Eleazara ka nahazo io ary namono
ny Filistina, ka dia nanao famonjena
lehibe Jehovah.
15 Ary nisy telo lahy malaza
tamy ny telo-polo nidina nankeo
amy ny vatolampy ho any aminy
Davida tamy ny zohiny Adolama;
ary ny miaramilan' ny Filistina
nitoby tao amy ny Lohasahan' ny
Refaïta. 16 Ary Davida dia tao
amy ny batery fiarovana tamin' izay,
ary ny miaramilan' ny Filistina
kosa dia tao Betlehema. 17 Ary
Davida naniry ka nanao hoe: Enga
anie ka hisy hampisotro rano ahy
avy amy ny fantsakana ao Betle-
hema, ilay ao akaikin' ny vavahady?
18 Ary izy telo lahy ireo namaky
teo amy ny miaramilan' ny Filistina
ka nanovo rano tao amy ny fantsa-
kana tao Betlehema, ilay tao akaikin'
ny vavahady, dia nentiny ho any
aminy Davida. Kanjo tsy nety
nisotro izy, fa naidiny ho any Jeho-
vah. 19 Fa hoy izy: Sanatria
amiko eo anatrehan' Andriamanitra
raha hanao izany; hisotro ny ran'
ireto olona nanao vi-very ny ainy
ireto va aho? fa nanao vi-very ny
ainy izy ireo tamy ny nakany ity.
Ka dia tsy nety nisotro izy. Izany
zavatra izany no nataon' ireo telo
lahy mahery ireo.
20 Ary Abisay, rahalahiny Joaba,
no lehibe tamin' izy telo lahy; fa
izy koa namely telon-jato lahy tamy
ny lefona ka nahafaty azy, ka dia
izy no nalaza tamin' izy telo lahy.
21 Eny, tamin' izy telo lahy dia izy

[1] *Heb.* fiarovana.

no nanana voninahitra mihoatra
noho ny azy roa lahy, fa izy no
lehibeny; nefa tsy nahomby azy
telo lahy teo izy.
22 Ary Benaia, zanaky Joiada,
zanaky ny lehilahy mahay tany
Kabzela, izay nahavita asa be, izy
no nahafaty ny roa lahy mahery[1]
tany Moaba; ary izy koa no nidina
namono ny liona tao anatin' ny
lavaka fantsakana tamin' ilay andro
nisy orampanala iny. 23 Ary izy
koa no namono ilay Egyptiana maka-
diry izay dimy hakiho ny halavany,
nefa teny an-tànan' ilay Egyptiana
nisy lefona tahaka ny vodi-tenon' ny
mpanenona; nefa namorotsahany
Benaia tamy ny tehiny hiany izy,
dia nosarihany ny lefona teny an-
tànan' ilay Egyptiana, ka iny lefony
iny hiany no namonoany azy. 24
Izany zavatra izany no nataony
Benaia, zanaky Joiada, ary tamin'
izy telo lahy mahery dia izy no
nalaza. 25 Indro fa be voninahitra
tamy ny telo-polo lahy izy, nefa tsy
nahomby azy telo lahy teo; ary
Davida nanao azy ho isan' ny
mpanolo-tsaina azy.
26 Ary ny lehilahy mahery dia
Asahela, rahalahiny Joaba, sy Ela-
nana, zanaky Dodo, avy any Betle-
hema, 27 sy Samota Harorita sy
Haleza Pelonita 28 sy Ira, zanaky
Ikesy Tekoita, sy Abiezera Anato-
tita 29 sy Sibekay Hosatita sy Ely
Ahohita 30 sy Maharay Netofatita
sy Heleda, zanaky Bana Netofatita,
31 sy Itahy, zanaky Ribay avy any
Gibean' ny taranaky Benjamina, sy
Benaia Piratonita 32 sy Horay, any
amy ny lohasahan-driaky Gasy, sy
Abiela Arbatita 33 sy Azmaveta
Baharomita sy Eliaba Salbonita 34
sy ny zanaky Hasema Gizonita sy
Jonatana, zanaky Sage Hararita, 35
sy Ahiama, zanaky Sakara Hara-
rita, sy Elifala, zanaky Ora, 36 sy
Hefera Mekeratita sy Ahia Pelonita
37 sy Hezro Karmelita sy Naray,
zanaky Ezbay, 38 sy Joela, rahala-
hiny Natana, sy Mibara, zanaky
Hagry, 39 sy Zaleka Amonita sy
Naharay Berotita, mpitondra ny
fiadiany Joaba, zanaky Zeroia, 40
sy Ira Jitrita sy Gareba Jitrita 41
sy Oria Hetita sy Zabada, zanaky
Ahelay, 42 sy Adina, zanaky Siza
Robenita, mpifehy ny Robenita, ary
ny namany telo-polo lahy koa, 43 sy
Hanana, zanaky Maka, sy Josafata
Mitnita 44 sy Ozia Astartita ary
Sama sy Jeiela, zanaky Hotama Aroe-
rita, 45 sy Jediaela, zanaky Simry, sy
Joha Tizita rahalahiny 46 sy Eliala
Mahavita sy Jeribay sy Josavia
zanaky Elnama, sy Jitma Moabita
47 sy Eliala sy Obeda ary Jasiela
Mezobaita.

*Ny lehilahy mahery izay nanatona any Davida, fony izy mbola nenjehiny Saoly.*

XII. ARY izao no nankany aminy
Davida tany Ziklaga, fony
izy mbola niery any Saoly, zanaky
Kisy; ary isan' ny lehilahy mahery
mpanampy amy ny ady ireo 2 sady
mpitondra tsipìka ka nahay nanavia
sy nanavanana raha nitora-bato na
nandefa tsipìka. Isan' ny Benja-
mita, rahalahiny Saoly, ireo. 3 Ny
lohany dia Ahiezera sy Joasy, zanaky
Sema Gibeatita, sy Jeziela sy Paleta,
zanaky Azmaveta, ary Beraka sy
Jeho Anatotita 4 ary Jismaia Gibeo-
nita, lehilahy mahery isan' ny telo-
polo lahy sady mpifehy ny telo-polo
lahy, ary Jeremia sy Jahaziela sy
Johanana sy Jozababa Gaderatita 5
sy Elozay sy Jerimota ary Bealia sy
Semaria sy Sefatia Harofita 6 sy
Elkana sy Jisia sy Azarela sy Joe-
zera ary Jasobeama Koraïta 7 ary
Joela sy Zebadia, zanaky Jerohama
avy any Gedora.
8 Ary tamy ny Gadita nisy lehi-
lahy mahery niendaka hanatona any
Davida ho amy ny fiarovana tany
an-efitra, dia ny miaramila nahay

[1] *Heb.* lionan' Andriamanitra.

niady ka nahatana ampinga lehibe
sy lefona; ny tarehiny dia tahaka
ny tarehin' ny liona, ary faingam-
pandeha tahaka ny gazela eny an-
tendrombohitra izy. 9 Ezera no
voalohany, Obadia no faharoa, Eliaba
no fahatelo, 10 Mismana no fahefa-
tra, Jeremia no fahadimy, 11 Atahy
no fahenina, Eliala no fahafito, 12
Johanana no fahavalo, Elizabada no
fahasivy, 13 Jeremia no fahafolo,
Makbanay no fahiraika amby ny
folo. 14 Ireo no isan' ny taranaky
Gada sady samy mpifehy miaramila;
ny kely indrindra naharesy olona
zato, ary ny lehibe indrindra naha-
resy arivo. 15 Ireo no nita any
Jordana tamy ny volana voalohany,
fony iny nihoatra ny morony rehetra;
ary nampandositra izay rehetra teny
amy ny lohasaha na atsinanana na
andrefana ireo.
16 Ary nisy tamy ny taranaky
Benjamina sy Joda nankany aminy
Davida tany amy ny fiarovana. 17
Ary Davida nivoaka hitsena azy
ka niteny taminy hoe: Raha fiha-
vanana no ihavianareo atỳ amiko
hanampy ahy, dia hikambana isika;
fa raha avy hamadika ahy kosa
hianareo ho azon' ny fahavaloko,
nefa tsy mba nanao an-keriny ny
tànako, dia Andriamanitry ny razan-
tsika no hijery sy hamaly izany. 18
Ary Amasay, lehiben' ny mpanafika
malaza,[1] dia nampitenenin' ny Fana-
hy hoe: Anao izahay, ry Davida ô,
fa miandany aminao, ry zanaky
Jese; fiadanana, eny, fiadanana anie
ho anao, ary fiadanana anie ho any
ny manampy anao; fa Andriamani-
trao no manampy anao. Dia norai-
siny Davida ireo ka notendreny ho
mpifehy ny miaramila.
19 Ary nisy sasany tamy ny Ma-
nase niala hanatona any Davida,
raha nomba ny Filistina hiady aminy
Saoly izy, nefa tsy nanampy azy izy;
fa ireo andrianan' ny Filistina nifam-
pisaina, dia nampandeha azy ka
nanao hoe: Ny lohantsika no ho
entiny mila sitraka hiverenany aminy
Saoly tompony. 20 Raha nankany
Ziklaga izy, nisy tamy ny Manase
nanatona azy, dia Adna sy Jozabada
sy Jediaela sy Mikaela sy Jozabada
sy Eliho ary Ziletahy, mpifehy arivo
tamy ny Manase. 21 Ary ireo dia
nanampy any Davida hamely ny
antokon' ny jirika; fa lehilahy ma-
hery avokoa izy sady komandy amy
ny miaramila. 22 Fa tamin' izany
nisy nankany aminy Davida isan-
andro isan-andro hanampy azy man-
dra-pahatongany ho toby lehibe toy
ny tobin' Andriamanitra.

*Ny amy ny miaramila avy tamy ny Isiraely rehetra izay nanatona any Davida tao Hebrona hampanjaka azy.*

23 ARY izao no isan' ny miaramila
efa voaomana hiady, izay
tonga tao aminy Davida tao Hebrona
hamindra ny fanjakany Saoly ho
azy araka ny teniny Jehovah :—
24 Tamy ny taranaky Joda, valon-
jato amby enina arivo, mpitondra
ampinga lehibe sy lefona sady efa
voaomana hiady.
25 Tamy ny taranaky Simeona,
zato amby fito arivo, lehilahy mahery
sady matanjaka amy ny ady.
26 Tamy ny taranaky Levy, enin-
jato amby efatra arivo. 27 Ary
Joiada dia lehiben' ny Aronita, ary
nisy fiton-jato amby telo arivo teo
aminy; 28 ary Zadoka, zatovo ma-
hery, sy ny fianakaviany, dia roa
amby roa-polo lahy mpifehy.
29 Ary tamy ny taranaky Benja-
mina, havany Saoly, telo arivo; fa
hatramin' izany ny ankamaroany
mbola nomba ny mpianakaviny
Saoly hiany.
30 Ary tamy ny taranaky Efrai-
ma dia valon-jato amby roa alina,
lehilahy mahery avokoa sady samy
nalaza tamy ny fianakaviany avy.
31 Ary tamy ny antsasaky ny

[1] *Na:* ny telo-polo lahy.

firenewy Manase dia valo arivo amby
iray alina, izay notononina anarana
ho avy hampanjaka any Davida.
32 Ary tamy ny taranaky Isa-
kara dia roan-jato no lohany, samy
nahay namantatra tsara izay fotoana
mety ka nahalala izay tokony ha-
taon' ny Isiraely; ary ny rahalahiny
rehetra nanaraka ny teniny.
33 Tamy ny Zebolona, izay azo
nalefa hanafika ka nahay niady tamy
ny fiadiana samihafa rehetra dia
dimy alina, izay nahay nilahatra
tsara tamy ny firaisan-kina.
34 Ary tamy ny Naftaly dia nisy
mpifehy arivo, ary manaraka azy
dia nisy fito arivo amby telo alina
amin' ampinga lehibe sy lefona.
35 Ary tamy ny Danita dia enin-
jato amby valo arivo sy roa alina
izay nahay niady.
36 Ary tamy ny Asera, efatra
alina izay azo nalefa hanafika sady
nahay niady.
37 Ary avy tany an-dafiny Jor-
dana, tamy ny Robenita sy ny
Gadita ary ny antsasaky ny fireneny
Manase, nisy roa alina amby iray
hetsy nitana fiadiana samihafa re-
hetra.
38 Ireo miaramila rehetra ireo,
izay nahay nilahatra tsara, dia niray
fo nankany Hebrona hampanjaka
any Davida amy ny Isiraely rehetra;
ary ny sisa rehetra tamy ny Isiraely
koa niray fo hampanjaka any Da-
vida. 39 Ary tao aminy Davida
hateloana izy sady nihinana sy niso-
tro; fa efa nanao nahandro ho azy
ny rahalahiny. 40 Ary izay teo
akaikiny koa hatramy ny Isakara
sy ny Zebolona ary ny Naftaly dia
samy nampitondra hanina samihafa
nentin' ny boriky sy rameva sy am-
pondra ary omby, dia koba sy am-
pempan' aviavy sy voaloboka maina
sy divay sy diloilo, ary omby sy
ondry aman-osy betsaka koa; fa
nisy fifaliana tamy ny Isiraely.

*Ny namindrana ny fiara niala tao Kiriata-jearima, sy ny nitoerany tao an-tranony Obed-edoma.*

XIII. ARY Davida naka saina
tamy ny mpifehy arivo
sy ny mpifehy zato, dia ny mpifehy
rehetra, 2 ka hoy Davida tamy ny
Isiraely rehetra izay tafangona:
Raha ataonareo ho mety, sady avy
aminy Jehovah Andriamanitsika
izany, dia andeha isika haniraka
faingana any amy ny rahalahintsika
rehetra izay sisa amy ny tanin' ny
Isiraely rehetra ary amy ny mpisoro-
na sy ny Levita koa, izay any amy
ny tanànany sy ny tany manodidina
azy, mba hivory atỳ amintsika; 3
ary aoka ho entintsika atỳ amin-
tsika indray ny fiaran' Andriamani-
tsika; fa tsy nahoantsika tamy ny an-
drony Saoly izany. 4 Ary ny olona
rehetra izay tafangona dia nanaiky
hanao izany, satria marina teo ima-
son' ny olona rehetra izany.
5 Dia novoriny Davida ny Isiraely
rehetra hatrany Sihora any Egypta
ka hatrany akaikiny Hamata haka
ny fiaran' Andriamanitra avy any
Kiriata-jearima. 6 Dia niakatra
Davida sy ny Isiraely rehetra han-
kany Bala any Joda (Kiriata-jearima
izany) hampakatra ny fiarany Jeho-
vah Andriamanitra, Izay mipetraka
amy ny kerobima, dia ilay niantsoan'
ny anarany.
7 Ary nentiny tamy ny sariety
vaovao niala tao an-tranony Abina-
daba ny fiaran' Andriamanitra, ary
Oza sy Ahio no nampandeha ny
sariety. 8 Ary Davida sy ny Isi-
raely rehetra dia nitsinjaka fatratra
teo anatrehan' Andriamanitra tamy
ny hira sy ny lokanga sy ny valiha
sy ny ampongatapaka sy ny kipan-
tsona ary ny trompetra.
9 Ary nony tonga teo amy ny
famoloany Kidona izy, dia nanin-
jitra ny tànany hihazona ny fiara
Oza, satria nazeran' ny omby izany.
10 Dia nirehitra taminy Oza ny
fahatezerany Jehovah, ka namely

azy Izy noho ny naninjirany ny tànany tamy ny fiara, dia maty teo anatrehan' Andriamanitra izy. 11 Ary dia tezitra [1] Davida noho ny namelezany Jehovah any Oza, ka dia nataony hoe Perez-oza [2] no anaran' izany tany izany mandraka andro any.

12 Ary Davida natahotra an' Andriamanitra tamin' izany andro izany ka nanao hoe: Nahoana aho no hitondra ny fiaran' Andriamanitra ho atỳ amiko? 13 Dia tsy nafindrany Davida ho ao aminy ao an-Tanànany Davida ny fiara, fa naviliny ho ao an-tranony Obed-edoma Gatita.

14 Ary nipetraka telo volana tao amy ny ankohonany Obed-edoma tao an-tranony ny fiaran' Andriamanitra; ka dia notahiny Jehovah ny ankohonany Obed-edoma sy izay rehetra nananany.

*Ny lapa nataony Davida, sy ny anaran' ny zanany.*

XIV. ARY Hirama, mpanjakany Tyro, naniraka olona tany aminy Davida sady nampanatitra hazo sedera ary nandefa mpanao trano vato sy mpandrafitrahanao trano ho azy.

2 Dia fantatry Davida fa Jehovah efa nampitoetra azy ho mpanjakan' ny Isiraely, ka voasandratra ny fanjakany noho ny amy ny Isiraely olony.

3 Ary Davida nampaka-bady koa tany Jerosalema ka niteraka zazalahy sy zazavavy. 4 Ary izao no anaran' ny zanany naterany tany Jerosalema: Samoa sy Sobaba sy Natana sy Solomona 5 sy Jibara sy Elisoa sy Elipeleta 6 sy Noga sy Nafega sy Jafia 7 sy Elisama sy Beliada ary Elifeleta.

*Ny nandreseny Davida ny Filistina.*

8 KOA nony ren' ny Filistina fa efa nohosorana ho mpanjakan' ny Isiraely rehetra Davida, dia niakatra hitady azy ny Filistina rehetra. Koa raha reny Davida izany, dia nivoaka hiady taminy izy.

9 Ary dia tonga ny Filistina ka nihahakahaka teny amy ny Lohasahan' ny Refaïta. 10 Ary Davida nanontany tamin' Andriamanitra hoe: Hiakatra hamely ny Filistina va aho? Hatolotrao eo an-tànako va izy? Dia hoy Jehovah taminy: Miakara, fa hatolotro eo an-tànanao izy. 11 Dia niakatra nankao Balaperazima Davida ka namely azy teo; dia hoy izy: Ny tànako no namakian' Andriamanitra ny fahavaloko hipariaka toy ny rano vaky; koa izany no nanaovany ny anaran' izany tany izany hoe Bala-perazima.[3] 12 Dia nilaozan' ireny teo ireo andriamaniny, ka dia nasainy Davida nodorana tamy ny afo.

13 Ary tonga indray ny Filistina ka nihahakahaka teny an-dohasaha indray. 14 Dia nanontany tamin' Andriamanitra indray Davida ka novaliany hoe: Aza mandeha hanenjika azy; fa mivilia azy, dia mandehana, fa ho tonga eo aminy hianao eo amy ny tandrifin' ny hazo balsama. 15 Ary raha toa mahare fingadongadon' olona eny amy ny tendron' ny hazo balsama hianao, dia miaingà amin' izay hiady; fa amin' izay no efa miainga mialoha anao Andriamanitra hamely ny miaramilan' ny Filistina. 16 Ary dia nanao araka izay nandidian' Andriamanitra azy Davida, ka dia namely ny miaramilan' ny Filistina hatrany Gibeona ka hatrany Gazera izy.

17 Ary ny lazany Davida niely teny amy ny tany rehetra; ary nataony Jehovah nahazo ny firenena rehetra ny tahotra any Davida.

---

[1] *Na:* nalahelo. [2] Perez-oza = Famelezana any Oza.
[3] Bala-perazima = Tany nahavakiana.

*Ny amy ny nitondrana ny fiara niakatra tany Jerosalema.*

XV. ARY Davida nanao trano ho
azy tao an-Tanànany Da-
vida sady namboatra fitoerana sy
nanorin-day ho any ny fiaran' Andria-
manitra.
2 Ary tamin' izay dia hoy Davida :
Tsy misy tokony hitondra ny fiaran'
Andriamanitra afa-tsy ny Levita
hiany, satria izy no efa nofidiny Je-
hovah hitondra ny fiaran' Andria-
manitra sy hanao fanompoam-piva-
vahana ho Azy mandrakizay.
3 Dia novoriny Davida tany Jero-
salema ny Isiraely rehetra hampa-
katra ny fiarany Jehovah ho any
amy ny fitoerana izay namboariny
ho azy. 4 Ary novoriny Davida
ny taranaky Arona sy ny Levita :
5 tamy ny taranaky Kehata dia
Oriela lehibeny sy ny rahalahiny
roa-polo amby zato ; 6 tamy ny
taranaky Merary dia Asaia lehibeny
sy ny rahalahiny roa-polo amby roan-
jato ; 7 tamy ny taranaky Gersona
dia Joela lehibeny sy ny rahalahiny
telo-polo amby zato ; 8 tamy ny
taranaky Elizafana dia Semaia lehi-
beny sy ny rahalahiny roan-jato ; 9
tamy ny taranaky Hebrona dia
Eliala lehibeny sy ny rahalahiny
valo-polo ; 10 tamy ny taranaky
Oziela dia Aminadaba lehibeny sy
ny rahalahiny roa amby ny folo
amby zato.
11 Ary Davida niantso any Za-
doka sy Abiatara mpisorona sy ny
Levita, dia Oriela sy Asaia sy Joela
sy Semaia sy Eliala ary Aminadaba,
12 ka nanao taminy hoe : Hianareo
lohan' ny fianakavian' ny Levita,
hamasino ny tenanareo, dia hianareo
sy ny rahalahinareo, mba hampaka-
ranareo ny fiarany Jehovah, Andria-
manitry ny Isiraely, ho ao amin'
ilay namboariko ho azy. 13 Satria
tsy hianareo no tamin' ilay teo, dia
nasiany Jehovah Andriamanitsika
isika, fa tsy nitady Azy araka ny
voadidy.
14 Dia nanamasina ny tenany ny
mpisorona sy ny Levita hampakatra
ny fiarany Jehovah, Andriamanitry
ny Isiraely. 15 Ary ny Levita
nilanja ny fiaran' Andriamanitra
tamy ny hazo tahaka ny nandidiany
Mosesy araka ny teniny Jehovah.
16 Ary ireo lehiben' ny Levita
dia nasainy Davida nanendry ny
mpihira rahalahiny hitondra ny
zava-maneno, dia ny valiha sy ny
lokanga ary hampaneno ny kipan-
tsona, mba hanandra-peo amy ny
fifaliana. 17 Ka dia notendren' ny
Levita Hemana, zanaky Joela ; ary
tamy ny rahalahiny dia Asafa,
zanaky Berekia ; ary tamy ny tara-
naky Merary rahalahiny dia Etana,
zanaky Kosaia ; 18 ary naman' ireo
hiany koa ny rahalahiny manaraka-
raka, dia Zakaria sy Bena sy Jaziela
sy Semiramota sy Jehiela sy Ony
sy Eliaba sy Benaia sy Mahaseia sy
Matitia sy Elifeleho sy Mikneia sy
Obed-edoma ary Jeiela, mpiandry
varavarana.
19 Ary Hemana sy Asafa ary
Etana mpihira dia nasaina nitondra
kipantsona varahina hampanenoina.
20 Ary Zakaria sy Aziela sy Semi-
ramota sy Jehiela sy Ony sy Eliaba
sy Mahaseia sy Benaia no nasaina
nitendry valiha tamy ny Alamota.
21 Ary Matitia sy Elifeleho sy
Mikneia sy Obed-edoma sy Jeiela
ary Azazia no nasaina nitendry ny
lokanga tamy ny Seminita ho mpi-
tarika.
22 Ary Kenania, lehiben' ny
Levita, no tonian' ny fitondrana ;[1]
ary nampianatra ny fitondrana [1] izy,
fa nahay. 23 Ary Berekia sy Eli-
kana no mpiandry varavarana amy
ny fiara.
24 Ary Sebania sy Josafata sy
Netanela sy Amasay sy Zakaria sy
Benaia ary Eliezera, izay samy mpi-
sorona, no nitsoka ny trompetra teo

[1] *Na :* ny hira.

alohan' ny fiaran' Andriamanitra; ary Obed-edoma sy Jehia koa no mpiandry varavarana amy ny fiara.
25 Ary Davida sy ny loholon'
ny Isiraely mbamy ny mpifehy arivo no nandeha hampakatra ny fiaran' ny fanekeny Jehovah avy tao an-tranony Obed-edoma tamy ny fifaliana.
26 Ary rehefa nomban' Andriamanitra ny Levita izay nilanja ny fiaran' ny fanekeny Jehovah, dia namono vantotr' ombilahy fito sy ondrilahy fito hatao fanatitra izy.
27 Ary niakanjo akanjo rongony fotsy madinika Davida, ary niakanjo toy izany koa ny Levita rehetra izay nitondra ny fiara ary ny mpihira sy Kenania, tonian' ny fitondrana,[1] mbamy ny mpihira; ary Davida nisalotra efoda rongony fotsy koa.
28 Toy izany no nampakaran' ny Isiraely rehetra ny fiaran' ny fanekeny Jehovah tamy ny fihobiana sy ny feon' ny anjomara sy ny trompetra ary ny kipantsona sy tamy ny fitendrena ny valiha sy ny lokanga.
29 Ary nony tonga tao an-Tanànany Davida ny fiaran' ny fanekeny Jehovah, dia nitsirika teo am-baravarankely Mikala, zanakavaviny Saoly, ka nahita any Davida mpanjaka nibitaka sy nitsinjaka; ka dia nikizaka azy tao am-pony izy.
XVI. Ary nampiditra ny fiaran' Andriamanitra ny olona ka nametraka azy tao afovoan' ny lay izay naoriny Davida ho azy; ary nanatitra fanatitra odorana sy fanatipihavanana teo anatrehan' Andriamanitra izy.
2 Ary nony voatitry Davida ny fanatitra odorana sy ny fanati-pihavanana, dia nitso-drano ny olona tamy ny anarany Jehovah izy.
3 Dia nizara mofo iray avy sy hena iray didy[2] ary ampempam-boaloboka ho any ny Isiraely rehetra na lahy na vavy izy.

*Ny nandaminany Davida ny fanompoam-pivavahana, sy ny salamo natao ho fisaorana any Jehovah.*

4 ARY ny Levita sasany notendreny Davida ho mpanao fanompoam-pivavahana eo anatrehan' ny fiarany Jehovah mba hankalaza sy hisaotra ary hidera any Jehovah, Andriamanitry ny Isiraely:
5 Asafa no lohany, ary Zakaria no manarakaraka, dia Jeiela sy Semiramota sy Jehiela sy Matitia sy Eliaba sy Benaia sy Obed-edoma ary Jeiela no nitendry ny valiha sy ny lokanga; fa Asafa no nampaneno ny kipantsona;
6 Benaia sy Jahaziela mpisorona kosa no mpitsoka ny trompetra mandrakariva eo anoloan' ny fiaran' ny faneken' Andriamanitra.
7 Tamin' izay andro izay no voalohan' ny nanendreny Davida any Asafa sy ny rahalahiny hidera any Jehovah.

8 Miderà any Jehovah, miantsoa ny anarany;
Ampahafantaro ny firenena ny asany.
9 Mihirà ho Azy, mankalazà Azy;
Saintsaino ny fahagagana rehetra ataony.
10 Ataovy ho reharehanareo ny anarany masina;
Aoka hifaly ny fon' izay mitady any Jehovah.
11 Mitadiava any Jehovah sy ny heriny,
Katsaho mandrakariva ny tavany.
12 Mahatsiarova ny asa mahagaga izay nataony,
Dia ny fahagagany sy ny fitsaran' ny vavany,
13 Hianareo taranaky Isiraely mpanompony,
Hianareo olom-boafidiny, taranaky Jakoba.
14 Jehovah, Izy no Andriamanitsika,

[1] *Na:* ny hira. [2] *Na:* divay eran' ny kapoaka.

Manerana ny tany rehetra ny
fitsarany.

15 Tsarovy mandrakizay ny
fanekeny,
Dia ilay teny voadidiny ho
any ny taranaka arivo mandimby,
16 Eny, dia ilay nataony taminy
Abrahama
Sy ny fianianany taminy Isaka,
17 Izay naoriny ho lalàna ho any
Jakoba
Sy ho fanekena mandrakizay
ho any Isiraely,
18 Ka nataony hoe: Homeko
anao ny tany Kanana
Ho lovanareo voazara amy ny
famolaina;
19 Fony mbola olom-bitsy hianareo,
Eny, vitsy sady vahiny tao,
20 Ary nifindrafindra tany amy
ny firenena,
Sy nifindrafindra fanjakana ho
amy ny firenen-kafa,
21 Tsy nisy navelany hampahory
azy;
Ary nananatra mpanjaka Izy
noho ny amin' ireo hoe:
22 Aza manendry ireo voahosotro,
Ary aza manisy ratsy ireo
mpaminaniko.

23 Mihirà ho any Jehovah, ry
tany rehetra;
Lazao isan-andro isan-andro
ny famonjeny mahafaly.
24 Ambarao any amy ny jentilisa
ny voninahiny,
Ary any amy ny firenena rehetra ny fahagagana ataony.
25 Fa lehibe Jehovah ka miendrika hoderaina indrindra,
Sady mahatahotra, fa ambonin' ny andriamanitra rehetra.
26 Fa ny andriamanitry ny firenena rehetra dia tsinontsinona,
Fa Jehovah no nanao ny
lanitra.

27 Famirapiratana sy voninahitra
no eo anatrehany,
Hery sy hafaliana no ao amy
ny fitoerany.

28 Ry firenena, manomeza any
Jehovah,
Eny, manomeza voninahitra
sy hery ho any Jehovah.
29 Manomeza any Jehovah ny
voninahitry ny anarany;
Mitondrà fanatitra, ka mankanesa eo anatrehany;
Miankohofa eo anatrehany Jehovah amy ny fihaingoana
masina.
30 Mangovita eo anatrehany, ry
tany rehetra;
Izao rehetra izao voaorina ka
tsy hihetsika.

31 Aoka ho faly ny lanitra ary
ho ravo ny tany;
Ary aoka holazaina any amy
ny firenena hoe: Jehovah
no Mpanjaka.
32 Aoka hirohondrohona ny ranomasina sy izay rehetra ao
aminy;
Aoka ho faly ny saha sy izay
rehetra ao aminy.
33 Dia hihoby eo anatrehany Jehovah amin' izay ny hazo
an-ala;
Fa avy hitsara ny tany Izy.

34 Miderà any Jehovah, fa
tsara Izy;
Fa mandrakizay ny famindrampony.
35 Ary manaova hoe: Vonjeo
izahay, ry Andriamanitry
ny famonjena anay ô,
Ary angony izahay, ka vonjeo
tsy ho azon' ny jentilisa,
Mba hisaoranay ny anaranao
masina,
Ka ho reharehanay ny fiderana
Anao.
36 Isaorana anie Jehovah, Andriamanitry ny Isiraely,
Hatramy ny taloha indrindra
ka ho mandrakizay.

Ary ny olona rehetra nanao hoe :
Amena, sady nidera any Jehovah.
37 Ary Asafa sy ny rahalahiny
dia navelany Davida teo anoloan' ny
fiaran' ny fanekeny Jehovah hanao
fanompoam-pivavahana ao mandra-
kariva araka ny raharaha tokony
hatao isan-andro,—38 ary Obed-
edoma sy ny rahalahiny valo amby
enim-polo sy Obed-edoma, zanaky
Jedotona, ary Hosa ho mpiandry
varavarana kosa.
39 Ary Zadoka mpisorona sy ny
mpisorona rahalahiny dia navelany
teo anoloan' ny tabernakeliny Jeho-
vah teo amy ny fitoerana avo any
Gibeona, 40 hanatitra fanatitra
odorana ho any Jehovah marain-tsy
hariva eo amy ny alitara fandoroana
ny fanatitra odorana mandrakariva,
ary hanao araka izay rehetra voaso-
ratra ao amy ny lalàny Jehovah,
izay nandidiany ny Isiraely,—41 ary
naman' ireo koa Hemana sy Jedo-
tona ary ny sisa amy ny olona voa-
fidy izay voatonona anarana hidera
any Jehovah, fa mandrakizay ny
famindrampony. 42 Ary tao aminy
Hemana sy Jedotona nisy trompetra
sy kipantsona ho an' izay mampa-
neno ary ny fomban' ny zava-
manenon' Andriamanitra. Ary ny
zanaky Jedotona no mpiandry vara-
varana.
43 Ary dia samy nody tany an-
tranony avy ny olona rehetra, ary
Davida koa lasa nody mba hitso-
drano ny ankohonany.

*Ny naniriany Davida hanao tempoly, sy ny toky nomen' Andriamanitra azy ny amy ny haharetan' ny fanjakany.*

XVII. ARY Davida, raha nipe-
traka tao an-tranony,
dia nanao taminy Natana mpami-
nany hoe : Akory izato izaho mitoe-
tra amy ny trano sedera, nefa ny
fiaran' ny fanekeny Jehovah kosa
mitoetra ao anaty lay ! 2 Ary hoy
Natana taminy Davida : Ataovy
izay rehetra ao am-ponao, fa Andria-
manitra no momba anao.
3 Nefa tamy ny alin' iny hiany
dia tonga taminy Natana ny tenin'
Andriamanitra nanao hoe : 4 Ande-
ha, lazao aminy Davida mpanom-
poko hoe : Izao no lazainy Jehovah :
Tsy hianao no hanao trano hitoe-
rako; 5 fa tsy mbola nitoetra an-
trano Aho hatramy ny nitondrako
ny Isiraely niakatra ka mandraka
andro any, fa nifindrafindra toby[1]
sy nifindrafindra toerana.[2] 6 Ary
tamin' izay rehetra nifindrafindrako
niaraka tamy ny Isiraely moa nisy
nitenenako akory va ny mpitsaran'
ny Isiraely, izay notendreko ho
mpiandry ny oloko, ka nanaovako
hoe : Nahoana no tsy nanao trano
sedera ho Ahy hianareo ?
7 Koa lazao aminy Davida mpa-
nompoko hoe : Izao no lazainy Jeho-
vah, Tompon' ny maro : Izaho no
naka anao tany an-tsaha, dia avy
tamy ny niandrasanao ondry, mba
ho mpanapaka ny Isiraely oloko. 8
Ary nomba anao tamin' izay rehetra
nalehanao Aho, ka naringako tsy ho
eo anoloanao ny fahavalonao rehetra,
ary homeko anarana tahaka ny ana-
ran' izay lehibe ambonin' ny tany
hianao. 9 Ary hifidy tany ho any
ny Isiraely oloko Aho sady hampo-
nina azy, ka dia handry fahizay amy
ny fonenany izy ka tsy hanana
ahiahy intsony, ary ny zanaky ny
faharatsiana tsy hampahory azy
intsony tahaka ny tany aloha 10 sy
tahaka ny hatramy ny andro nanen-
dreko mpitsara ho mpifehy ny Isi-
raely oloko. Ary haetriko avokoa
ny fahavalonao rehetra.
Ary ambarako aminao koa fa
Jehovah hanome taranaka anao.[3]
11 Ary rehefa tapitra ny andronao,
ka lasa any amy ny razanao hianao,
dia hatsangako ny zanakao anan-
kiray mandimby anao, izay isan' ny
terakao; ary hampitoeriko ny fan-

[1] *Heb.* lay. [2] *Heb.* tabernakely. [3] *Heb.* hanao trano ho anao.

jakany; 12 dia io no hanao trano
ho Ahy, ary Izaho kosa hampitoetra
ny seza fiandrianany ho mandraki-
zay. 13 Izaho ho rainy, ary izy
ho zanako; ary tsy hanaisotra
ny famindrampoko aminy Aho, ta-
haka ny nanesorako izany tamin'
ilay nodiasanao; 14 fa hampitoeriko
ao an-tranoko sy ao amy ny fanja-
kako mandrakizay izy; ary hampi-
toerina mandrakizay ny seza fian-
drianany.

15 Araka izany teny rehetra
izany sy araka izao fahitana izao no
nolazainy Natana taminy Davida.

16 Ary Davida mpanjaka niditra
ka nipetraka teo anatrehany Jeho-
vah, dia nanao hoe: Zinona moa
aho, Jehovah Andriamanitra ô? Ary
zinona moa ny mpianakaviko, no
nentinao ambaraka ankehitriny aho?
17 Ary mbola nataonao ho zavatra
kely hiany aza izany, Andriamanitra
ô; fa, indro, efa voalazanao koa ny
amy ny taranaky ny mpanomponao
hatramy ny mbola any aoriana lavi-
tra aza, ary nitsinjo ahy araka ny
fanaon' ny olona Hianao, Jehovah
Andriamanitra ô, ka nanandratra
ahy. 18 Inona intsony no *holazainy*
Davida aminao ny amy ny vonina-
hitra omena ny mpanomponao? fa
Hianao no mahalala ny mpanom-
ponao. 19 Jehovah ô, noho ny amy
ny mpanomponao sy araka ny sitra-
ponao no nanaovanao io zavatra
lehibe io, mba hampihariharianа ireo
zavatra lehibe rehetra ireo. 20 Je-
hovah ô, tsy misy tahaka Anao, ary
tsy misy Andriamanitra afa-tsy
Hianao, araka izay rehetra ren' ny
sofinay. 21 Ary aiza moa no misy
firenena etỳ an-tany tahaka ny Isi-
raely olonao, izay nalehan' Andria-
manitra havotana ho olony, hanao-
vanao anarana lehibe sy mahatahotra
ho Anao, dia tamy ny nandroahanao
firenena tsy ho eo anoloan' ny olonao,
izay navotanao avy tany Egypta?
22 Fa ny Isiraely olonao nofidinao
ho olonao mandrakizay, ary Hianao,
Jehovah ô, no efa tonga Andria-
maniny.

23 Ary ankehitriny, Jehovah ô,
ilay teny nolazainao ny amy ny
mpanomponao sy ny taranany dia
ampitoero ho mandrakizay, ary
ataovy araka izay nolazainao. 24
Eny, aoka hampitoerina izany, ary
aoka hohalehibiazina mandrakizay
ny anaranao ka hatao hoe: Jehovah,
Tompon' ny maro, Andriamanitry
ny Isiraely, no Andriamanitry ny
Isiraely; ka dia hampitoerina eo
anatrehanao ny taranaky Davida
mpanomponao. 25 Fa Hianao, An-
driamanitro ô, efa nanambara tamy
ny mpanomponao fa homenao tara-
naka izy;[1] koa izany no nampaha-
sahy ny mpanomponao hivavaka
eto anatrehanao. 26 Ary noho
izany, Jehovah ô, satria Hianao no
Andriamanitra, ary Hianao efa ni-
laza izany zava-tsoa izany ny amy
ny mpanomponao, 27 dia ho sitra-
kao ny hitahy ny taranaky ny mpa-
nomponao haharitra mandrakizay eo
anatrehanao; fa izay tahinao, Jeho-
vah ô, dia voatahy mandrakizay.

*Ny nandreseny Davida ny fahava-
lony.*

XVIII. ARY nony afaka izany,
dia nandresy ny Filis-
tina Davida ka nampietry azy, ary
Gata sy ny zana-bohiny dia nesoriny
tamy ny tànan' ny Filistina.

2 Ary nandresy ny Moabita koa
izy, ka dia tonga mpanompony Da-
vida nandoa hetra ireo.

3 Dia resiny Davida koa Hadare-
zera, mpanjakany Zoba akaikiny
Hamata, tamin' izy lasa nampiorina
ny fanjakany[2] teo amoron' ny ony
Eofrata. 4 Ary Davida nahazo
babo kalesy arivo taminy sy mpi-
taingin-tsoavaly fito arivo ary mia-
ramila an-tongotra roa alina; ary
notraingotraingoiny Davida avokoa
ny soavalin-kalesy rehetra, fa ny

[1] *Heb.* hanao trano ho azy Hianao. [2] *Na:* nanangana saina.

tokony ho amy ny kalesy zato hiany
no navelany.
5 Ary nony tonga ny Syriana avy
any Damaskosy hanampy any Ha-
darezera, mpanjakany Zoba, dia
nahafatesany Davida olona roa arivo
sy roa alina ny Syriana. 6 Ary
nisy namponeniny Davida tany
Syria any Damaskosy; dia tonga
mpanompony Davida ny Syriana ka
nandoa hetra. Fa Jehovah nampa-
hery any Davida teny amin' izay
rehetra nalehany. 7 Ary nalainy
Davida ny ampinga volamena teny
amy ny mpanompony Hadarezera
ka nentiny nankany Jerosalema.
8 Ary tao Tibata sy Kona, tanànany
Hadarezera, no nahazoany Davida
babo varahina be dia be, ary izany
no nanaovany Solomona ilay tavin-
drano[1] varahina lehibe sy ny andry
ary ny fanaka varahina.
9 Ary nony reny Toy, mpanja-
kany Hamata, fa Davida efa naha-
resy ny miaramila rehetra any Ha-
darezera, mpanjakany Zoba, 10 dia
naniraka any Hadorama zanany
hankany aminy Davida mpanjaka
izy hiarahaba sy hisaotra azy noho
ny niadiany taminy Hadarezera sy
ny nahareseny azy (fa Hadarezera
dia fahavalony Toy), sady nampiton-
drainy fanaka volamena sy volafotsy
ary varahina izay samy maro kara-
zana izy. 11 Dia nohamasininy
Davida mpanjaka ho any Jehovah
koa izany mbamy ny volafotsy sy
ny volamena nentiny avy tamy ny
firenena rehetra, dia tany Edoma sy
Moaba sy ny taranaky Amona sy ny
Filistina ary ny Amalekita.
12 Ary Abisay, zanaky Zeroia,
naharesy ny Edomita teo amy ny
lohasahan-tsira, dia lehilahy valo
arivo sy iray alina. 13 Ary name-
traka miaramila tany Edoma izy;
dia tonga mpanompony Davida ny
Edomita rehetra.
Fa Jehovah nampahery any Davi-
da teny amin' izay rehetra nalehany.

*Ny mpanao raharaham-panjakana taminy Davida.*

14 ARY Davida nanjaka tamy ny
Isiraely rehetra ka nitsara
sy nitondra ny vahoakany rehetra
tamy ny fahamarinana.
15 Ary Joaba, zanaky Zeroia, no
komandin' ny miaramila; ary Josa-
fata, zanaky Ahiloda, no mpitadidy
ny raharaham-panjakana. 16 Ary
Zadoka, zanaky Ahitoba, sy Abime-
leka, zanaky Abiatara, no mpiso-
rona; ary Saosa no mpanoratra. 17
Ary Benaia, zanaky Joiada, no mpi-
fehy ny miaramila mpiambina an-
driana;[2] ary ny zanaky Davida no
lehibe tamin' izay nanolotra ny
mpanjaka.

*Ny nahatonga ny niadiany Davida tamy ny Syriana sy ny Amonita, ary ny nahareseny azy.*

XIX. ARY rehefa afaka izany,
dia maty Nahasy, mpan-
jakan' ny taranaky Amona, ary ny
zanany no nanjaka nandimby azy.
2 Ary hoy Davida: Hanisy soa any
Hanona, zanaky Nahasy, aho, fa soa
no nataon' ny rainy tamiko. Ary
Davida naniraka olona hitsapa ala-
helo azy noho ny amin-drainy. Ary
tonga tany aminy Hanona tany amy
ny tanin' ny Amonita ny mpanom-
pony Davida hitsapa alahelo azy. 3
Ary hoy ireo mpanapaka ny tara-
naky Amona taminy Hanona: Moa
ataonao ho fanajana ny rainao no
anirahany Davida hitsapa alahelo
anao? Fa tsy hizaha sy handrava
ary hisafo ny tany va no nalehan'
ireo mpanompony ireo atỳ aminao?
4 Dia nosamboriny Hanona ny mpa-
nompony Davida ka noharatany,
sady nofolonany hatreo amy ny foto-
peny ny akanjony, ka dia nalefany
hody izy.
5 Ary dia nisy lasa nanambara
taminy Davida izay natao tamin'
ireo lehilahy ireo; ary izy naniraka

[1] *Heb.* ranomasina. [2] *Heb.* Keretita sy Peletita.

hitsena azy, fa afa-baraka[1] loatra
izy, ka dia hoy ny mpanjaka: Mi-
toera any Jeriko aloha ambara-pani-
rin' ny somotrareo, vao mody hia-
nareo.

6 Ary nony hitan' ny taranaky
Amona fa efa nanao izay nampan-
gidy hoditra azy taminy Davida izy,
dia naniraka nampanatitra talenta
volafotsy arivo hakaramany kalesy
sy mpitaingin-tsoavaly any Mesopo-
tamia sy Syria-maka ary Zoba Ha-
nona sy ny taranaky Amona. 7 Dia
nanakarama kalesy roa arivo amby
telo alina mbamy ny mpanjakany
Maka sy ny olony izy; ary tonga
ireo ka nitoby tandrifiny Medeba.
Ary nivory ny taranaky Amona
niala tany amy ny tanànany avy
ka tamy hiady.

8 Ary nony reny Davida izany,
dia naniraka any Joaba sy ny mia-
ramila rehetra izy, dia ny lehilahy
mahery. 9 Ary ny taranaky Amona
nivoaka ka nilahatra hiady teo ano-
loan' ny vavahadin' ny tanàna; fa
ireo mpanjaka tonga ireo kosa dia
nitokana teny an-tsaha.

10 Ary rehefa hitany Joaba fa
sady teo anoloany no teo ivohony
ny fahavalo, dia nifidy olona tamin'
ireo voafantina tamy ny Isiraely re-
hetra izy, ka nalahany hiady tamy
ny Syriana. 11 Ary ny olona sisa
kosa nomeny ho entiny Abisay raha-
lahiny, ka dia nilahatra hiady amy
ny taranaky Amona ireo. 12 Ary
hoy Joaba: Raha tsy tohako ny
Syriana, dia vonjeo aho; fa raha tsy
tohanao kosa ny taranaky Amona,
dia hovonjeko hianao; 13 mahereza,
ary aoka hitombandahy isika ho any
ny firenentsika sy ireo tanànan' An-
driamanitsika; ary aoka Jehovah
hanao izay sitrapony.

14 Ary nandroso hiady tamy ny
Syriana Joaba sy ny olona nanaraka
azy; ka dia nandositra niala teo
anoloany ireo. 15 Ary nony hitan'
ny taranaky Amona fa nandositra
ny Syriana, dia mba nandositra
niala teo anoloany Abisay, rahala-
hiny Joaba, koa izy ka niditra tao
an-tanàna. Ary dia tonga tany
Jerosalema Joaba.

16 Ary nony hitan' ny Syriana
fa resy teo anoloan' ny Isiraely izy,
dia naniraka olona izy haka ny
Syriana izay tany an-dafin' ny Ony;[2]
ary Sobaka, komandin' ny miara-
milany Hadarezera, no nitarika azy.
17 Ary nony nambara taminy Da-
vida izany, dia namory ny Isiraely
rehetra izy ka lasa nita any Jor-
dana, dia tonga teo aminy ka nila-
hatra hiady aminy. Ary nony nila-
hatra hiady amy ny Syriana Davida,
dia niady taminy ireo. 18 Fa vaky
nandositra teo anoloan' ny Isiraely
ny Syriana, ka nahafaty ny teo amy
ny kalesy fito arivo sy miaramila
an-tongotra efatra alina tamy ny
Syriana Davida; ary matiny koa
Sobaka, komandin' ny miaramila.
19 Ary nony hitan' ireo nanoa any
Hadarezera fa resy teo anoloan' ny
Isiraely izy, dia nanao fihavanana
taminy Davida izy ka nanompo azy;
ary tsy nety nanampy ny taranaky
Amona intsony ny Syriana.

XX. Ary rehefa niherina ny taona,
ka mby amy ny andro fande-
hanan' ny mpanjaka *hiady*, dia
nitondra ny miaramila rehetra Joaba
ka nandrava ny tanin' ny taranaky
Amona, dia tonga izy ka nanao fahi-
rano any Raba; fa Davida kosa
nijanona tany Jerosalema hiany.
Ary Joaba nahafaka any Raba, ka
dia nandrava azy.

2 Dia nesoriny Davida ny satro-
boninahitr' ilay mpanjaka[3] teo an-
dohany, ka hitany fa talenta vola-
mena iray no lanjany, sady nisy
vato soa, ary dia nisatrohany Davida.
Ary navoakany ny babo azo tao an-
tanàna ka be dia be. 3 Ary dia
navoakany koa ny olona izay tao, ka
nasiany[4] tamy ny tsofa sy tamy ny
fangaoby lehibe sy ny famaky; toy

---

[1] *Na:* menatra. [2] Eofrata. [3] *Na:* Malkama; *izahao* Zef. i. 5. [4] *Heb.* notsofany.

izany no nataony Davida tamy ny
tanànan' ny taranaky Amona rehe-
tra. Ary Davida sy ny vahoaka
rehetra dia niverina nankany Jero-
salema.

*Ny nataon' ny lehilahy maheriny Davida tamy ny niadiany tamy ny Filistina.*

4 ARY nony afaka izany, dia nisy
ady tamy ny Filistina tao
Gazera; tamin' izany no namonoany
Sibekay Hosatita any Sipay, izay
isan' ny taranaky ny Refaïta, ka
dia naetriny ny Filistina.
5 Ary dia nisy ady tamy ny Filis-
tina indray; ary Elanana, zanaky
Jaïra, namono any Lamy, rahalahiny
Goliata Gatita, izay nanan-jaran-
defona tahaka ny vodi-tenon' ny
mpanenona.
6 Ary nisy ady indray tao Gata;
ary tao nisy lehilahy vaventibe izay
enin-drantsana, ka dia efatra amby
roa-polo no isan' ny rantsan-tànany
sy ny rantsan-tongony; ary izy koa
mba isan' ny taranaky ny Refaïta.
7 Ary nony nihaika ny Isiraely izy,
dia nahafaty azy Jonatana, zanaky
Simea, rahalahiny Davida. 8 Ireo
no taranaky ny Refaïta tao Gata,
ka matin' ny tànany Davida sy ny
tànan' ny mpanompony ireo.

*Ny nanisana ny vahoaka, sy ny aretina nanjo ny olona noho izany, ary ny fifonana nataony Davida.*

XXI. ARY Satana nitsangana
hampidi-doza tamy ny
Isiraely ka nanome saina any Davida
hanisa ny Isiraely. 2 Dia hoy
Davida taminy Joaba sy tamin' ireo
lehiben' ny vahoaka: Mandehana,
isao ny Isiraely hatrany Beri-sheba
ka hatrany Dana; ary ento atỳ
amiko ny isany mba ho fantatro. 3
Fa hoy Joaba: Jehovah anie hampi-
tombo ny olony ho injato toy izao
na firy na firy izy; fa moa tsy mpa-
nompon' ny tompoko izy rehetra, ry
mpanjaka tompoko? Koa inona in-
dray no itadiavan' ny tompoko izany
zavatra izany? Nahoana no dia
hampahadiso ny Isiraely?
4 Nefa tsy azony Joaba nolavina
ny tenin' ny mpanjaka; ka dia
niainga izy ka nitety ny Isiraely
rehetra; dia tonga tany Jerosalema
indray izy. 5 Ary natolotry Joaba
any Davida ny isan' ny olona voala-
mina, ka nisy iray hetsy sy iray
tapitrisa ny lehilahy mahatan-tsaba-
tra teo amy ny Isiraely; ary fito
alina sy efatra hetsy ny lehilahy
mahatan-tsabatra teo amy ny Joda.
6 Fa ny Levy sy ny Benjamina tsy
mba nalaminy, satria fahavetavetana
taminy Joaba ny tenin' ny mpanjaka.
7 Ary tsy sitrak' Andriamanitra
izany zavatra izany; ka dia namely
ny Isiraely Izy. 8 Ary hoy Davida
tamin' Andriamanitra: Efa nanota
indrindra aho tamin' izao nataoko
izao; koa ankehitriny, mifona ami-
nao aho, esory ny heloky ny mpa-
nomponao, fa efa nanao fahadalana
lehibe tokoa aho.
9 Ary hoy Jehovah taminy Gada
mpahitany Davida: 10 Mandehana,
ka lazao aminy Davida hoe: Izao
no lazainy Jehovah: Zavatra telo
loha no apetrako eto anoloanao, koa
fidio izay iray hataoko aminao. 11
Ary Gada nankany aminy Davida
ka nanao taminy hoe: Izao no
lazainy Jehovah: Mifidia: 12 Mo-
sary telo taona va? Sa fandringa-
nana eo alohan' ny fahavalonao telo
volana, raha tratry ny sabatry ny
fahavalonao hianao? Sa ny sabatry
Jehovah, dia areti-mandringana, no
hamely ny tany hateloana, ka Ilay
Anjeliny Jehovah handringana eran'
ny tanin' ny Isiraely rehetra? Koa
hevero tsara izay valiny ho entiko
miverina any amin' Izay naniraka
ahy. 13 Ary hoy Davida taminy
Gada: Indrisy! poritra loatra aho!
nefa aleoko ho azon' ny tànany Je-
hovah,—fa lehibe ny famindram-
pony—toy izay ho azon' izay tànan'
olona.
14 Dia nasiany Jehovah areti-
mandringana ny Isiraely ka nahafa-

tesana fito alina izy. 15 Ary Andria-
manitra naniraka Anjely hankany
Jerosalema handrava azy; ary raha
ilay mbola nandrava iny Izy, dia
nijery Jehovah ka nanenina ny amy
ny loza ka nanao tamin' Ilay Anjely
nandrava hoe: Aoka izay! atsaharo
ny tànanao ankehitriny. Ary Ilay
Anjeliny Jehovah nitsangana teo anilan'
ny famoloany Araona Jebosita.
16 Ary Davida nanopy ny masony
ka nahita Ilay Anjeliny Jehovah
nitsangana teo anelanelan' ny tany
sy ny lanitra sady nitana sabatra
voatsoaka teny an-tànany, izay natondrony
manandrify any Jerosalema.
Dia niankohoka Davida sy
ny loholon' ny Isiraely, izay efa
samy nitafy lamba fisaonana.[1] 17
Ary hoy Davida tamin' Andriamanitra:
Tsy izaho va no nandidy
hanisa ny vahoaka? Izaho no nanota
sy nanao ratsy tokoa; fa ireo
ondry ireo kosa, inona moa no mba
nataony? Eny, Jehovah Andriamanitro
ô, mifona aminao re aho,
aoka ny tànanao hamely ahy sy ny
mpianakavin' ny raiko, fa aza ny
olonao no asianao amy ny aretimandringana.
18 Ary Gada nasain' Ilay Anjeliny
Jehovah hilaza aminy Davida
mba hiakatra hanangana alitara
ho any Jehovah ao amy ny famoloany
Araona Jebosita. 19 Koa dia
niakatra Davida araka ny teniny
Gada, izay nolazainy tamy ny anarany
Jehovah. 20 Ary Araona niherika
ka nahita Ilay Anjely; ary ny
zanany efa-dahy izay teo aminy dia
niery. Ary Araona nively vary
tao tamin' izay. 21 Ary nony
tonga teo aminy Araona Davida, dia
nijery Araona ka nahita any Davida,
ary dia niala avy teo amy ny
famoloana izy ka niankohoka tamy
ny tany teo anatrehany Davida.
22 Ary hoy Davida taminy Araona:
Mba omeo ahy amin' izay
tokom-bidiny ity famoloana ity hanorenako
alitara ho any Jehovah;
omeo ahy izy, mba hitsaharan' ny
areti-mandringana tsy hamely ny
vahoaka. 23 Fa hoy Araona taminy
Davida: Ento ary ho anao,
ary aoka ny mpanjaka tompoko
hanao izay sitrany; indro, omeko
koa ny omby ho fanatitra odorana
ary ny fivelezam-bary ho kitay ary
ny vary tritika ho fanatitra hohanina;
foiko avokoa izy rehetra. 24
Fa hoy Davida mpanjaka taminy
Araona: Tsia, fa hovidiko mihitsy
araka izay tokom-bidiny; fa tsy
haka izay anao ho any Jehovah aho
ary tsy hanatitra fanatitra odorana
amin' izay azoko fotsiny. 25 Dia
nomeny Davida sekely volamena
lanjan' enin-jato Araona ho vidin'
ny tany.
26 Ary Davida nanorina alitara
teo ho any Jehovah ka nanatitra
fanatitra odorana sy fanati-pihavanana;
dia niantso any Jehovah izy
ka novaliany tamy ny afo avy tany
an-danitra, izay latsaka teo amy ny
alitara fandoroana ny fanatitra odorana.
27 Ary Jehovah nandidy
Ilay Anjely, ka dia nampidiriny
tamy ny tranony ny sabany.
28 Tamin' izany andro izany,
nony hitany Davida fa novaliany
Jehovah teo amy ny famoloany
Araona Jebosita izy, dia namono
zavatra hatao fanatitra teo izy. 29
Fa ny tabernakeliny Jehovah izay
nataony Mosesy tany an-efitra sy
ny alitara fandoroana ny fanatitra
odorana kosa dia teo amy ny fitoerana
avo tao Gibeona fahizay; 30
nefa Davida tsy nahazo nankeo
anoloan' izany hanontany amin'
Andriamanitra; fa raiki-tahotra izy
noho ny sabatr' Ilay Anjeliny
Jehovah.

XXII. Dia hoy Davida: Eto no ho tranony Jehovah Andriamanitra,
ary eto no ho alitara fandoroana ny fanatitra odorana ho any
ny Isiraely.

[1] *Heb.* lamba malailay.

*Ny namoriany Davida ny zavatra
ho enti-manao ny tempoly, sy ny
hafatra nataony ny amy ny hanao-
vana azy.*

2 ARY nasainy Davida novorina
ny olona hafa firenena izay
tany amy ny tanin' ny Isiraely, ka
nanendreny tambato hipai-bato ha-
naovana ny tranon' Andriamanitra.
3 Ary Davida nahavonona vy be-
tsaka hatao hombon' ny lela-vava-
hady sy ny fikambanany, ary vara-
hina betsaka tsy hita lanja 4 sy
hazo sedera tsy hita isa; fa ny
mponina tany Sidona sy Tyro niton-
dra hazo sedera betsaka ho any
aminy Davida.
5 Fa hoy Davida: Solomona
zanako mbola zaza sady tanora
fanahy, ary ny trano hatao ho any
Jehovah dia tsy maintsy ho lehibe
indrindra, mba hiely any amy ny
tany rehetra ny lazany sy ny voni-
nahiny, koa hovononiko rahateo ny
zavatra ho enti-manao azy. Ka dia
nahavonona betsaka Davida, raha
mbola velona izy.
6 Ary niantso any Solomona
zanany izy ka nandidy azy hanao
trano ho any Jehovah, Andriamani-
try ny Isiraely, 7 ary nanao ta-
miny hoe: Anaka, efa mby tato
am-poko ny hanao trano ho any ny
anarany Jehovah Andriamanitro;
8 saingy nisy teniny Jehovah tonga
tamiko[1] nanao hoe: Be ny ra efa
nalatsakao, ary ady lehibe no efa
nataonao; koa tsy mahazo manao
trano ho any ny anarako hianao,
satria be no ra efa nalatsakao tamy
ny tany teo imasoko. 9 Fa, indro,
hianao hiteraka zazalahy, izay ho
lehilahy miadana, ary hampiadaniko
tsy hisy hahazo azy ny fahavalony
rehetra manodidina; koa ny anara-
ny dia hatao hoe Solomona;[2] ary
hampiadaniko sy hampandriko fahi-
zay ny Isiraely amy ny androny.
10 Izy no hanao trano ho any ny
anarako; ary izy ho zanako, ary
Izaho ho rainy, ary Izaho hampitoe-
tra ny seza fiandrianan' ny fanja-
kany amy ny Isiraely mandrakizay.
11 Koa ankehitriny, anaka, ho
aminao anie Jehovah, ka hambinina
anie hianao, fa ataovy ny tranony
Jehovah Andriamanitrao araka izay
nilazany anao. 12 Ary homeny
Jehovah saina sy fahendrena anie
hianao ka hatsangany ho mpanapa-
ka ny Isiraely, mba hitandremanao
ny lalàny Jehovah Andriamanitrao.
13 Ary amin' izany dia hambinina
hianao, raha mitandrina hankatò ny
lalàna sy ny fitsipika izay nandidia-
ny Jehovah any Mosesy ho any ny
Isiraely; mahereza sy matanjaha;
aza matahotra na mivadi-po.
14 Ary, he! fa na dia be faho-
riana aza aho, dia nahavory talenta
volamena iray hetsy sy talenta vola-
fotsy iray tapitrisa ary varahina sy
vy betsaka tsy hita lanja ho enti-
manao ny tranony Jehovah; ary
efa nahavonona hazo sy vato koa
aho; ka dia ampionao kosa ireo. 15
Ary koa, efa manana mpiasa betsaka
hianao, dia mpikapa hazo sy tam-
bato sy mpandrafitra ary olona ma-
hay ny asa samihafa rehetra. 16
Ny volamena sy ny volafotsy ary ny
varahina sy ny vy dia tsy hita isa.
Koa mitsangàna hianao, ka ma-
naova, ary homba anao anie Je-
hovah.
17 Ary Davida nandidy ny lehibe
rehetra tamy ny Isiraely hanampy
any Solomona zanany hoe: 18 Tsy
momba anareo va Jehovah Andria-
manitrareo ka efa nampiadana ana-
reo amy ny manodidina? Fa efa
natolony teo an-tànako ny mponina
amy ny tany; ary ny tany efa resy
teo anoloany Jehovah sy teo anoloan'
ny olony. 19 Koa ankehitriny am-
pitadiavo any Jehovah Andriamani-
trareo ny fonareo sy ny fanahinareo,
ka mitsangàna, ary manaova ny
fitoerana masina ho any Jehovah

[1] *Na:* ny amiko.

[2] Solomona = Miadana.

Andriamanitra hampidirana ny fiaran' ny fanekeny Jehovah sy ny fanaka masin' Andriamanitra ho ao amy ny trano izay hatao ho any ny anarany Jehovah.

*Ny nanendrena any Solomona ho mpanjaka, sy ny nandaminana ny raharahan' ny Levita.*

XXIII. ARY nony efa ela niainana sy tra trantitra tsara[1] Davida, dia Solomona zanany no nataony mpanjaka tamy ny Isiraely.

2 Ary novoriny ny lehiben' ny Isiraely rehetra mbamy ny mpisorona sy ny Levita. 3 Ary nisaina ny Levita hatramy ny telo-polo taona no ho miakatra, ka valo arivo amby telo alina no isan' ny lehilahy. 4 Ary *hoy Davida:* Ny efatra arivo amby roa alina amin' ireo dia ataoko ho tonian' ny asa ao an-tranony Jehovah, ary ny enina arivo ataoko mpifehy sy mpitsara, 5 ary ny efatra arivo ho mpiandry varavarana, ary ny efatra arivo ho mpidera any Jehovah amy ny zavatra namboariko hiderana Azy.

6 Ary nozarazarainy Davida ho antokony ireo araka ny zanakalahiny Levy, dia Gersona sy Kehata ary Merary :—

7 Tamy ny Gersonita dia Ladana sy Simey. 8 Ny zanakalahiny Ladana dia Jehiela lohany sy Zetama ary Joela; telo izy. 9 Ny zanakalahiny Simey dia Selomota sy Haziela ary Harana; telo izy. Ireo no lohany tamy ny fianakaviany Ladana. 10 Ary ny zanakalahiny Simey dia Jahata sy Zina sy Jeosy ary Beria; izy efa-dahy ireo no zanakalahiny Simey. 11 Ary Jehata no lohany, ary Ziza no faharoany; fa Jeosy sy Beria tsy nanana zanakalahy maro, ka dia nisaina ho fianakaviana iray sy antokony iray izy.

12 Ny zanakalahiny Kehata dia Amrama sy Jizara sy Hebrona ary Oziela; efatra izy. 13 Ny zanakalahiny Amrama dia Arona sy Mosesy. Ary Arona natokana ka nohamasinina ho masina indrindra, dia izy sy ny taranany mandrakizay, handoro ditin-kazo manitra eo anatrehany Jehovah sy hanao fanompoam-pivavahana ho Azy ary hitsodrano amy ny anarany mandrakizay. 14 Nefa ny aminy Mosesy, lehilahin' Andriamanitra, dia nisaina tamy ny fireneny Levy hiany ny zanany. 15 Ny zanakalahiny Mosesy dia Gersona sy Eliezera. 16 Tamy ny zanakalahiny Gersona dia Seboela no lohany. 17 Ary tamy ny zanakalahiny Eliezera dia Rehabia no lohany (Eliezera anefa tsy nanan-janaka hafa); fa ny zanaky Rehabia dia maro indrindra. 18 Tamy ny zanakalahiny Jizara dia Selomota no lohany. 19 Ny zanakalahiny Hebrona, dia Jeria no lahimatoa, Amaria no lahiaivo, Jahaziela no fahatelo, ary Jekameama no faralahy. 20 Ny zanakalahiny Oziela, dia Mika no lahimatoa, ary Jisia no faralahy.

21 Ny zanakalahiny Merary dia Maly sy Mosy. Ny zanakalahiny Maly dia Eleazara sy Kisy. 22 Ary maty Eleazara ka tsy nanan-janakalahy, fa vavy avokoa; ary ireny zanakalahiny Kisy havany no nanambady ireo. 23 Ny zanakalahiny Mosy dia Maly sy Edera ary Jeremota; telo izy.

24 Ireo no zanakalahiny Levy araka ny fianakaviany, dia ny lohan' ny fianakaviana tamy ny antokony avy araka ny nanisana ny anarany tsirairay, dia izay nanao ny fanompoana tao an-tranony Jehovah, hatramy ny roa-polo taona no ho miakatra. 25 Fa hoy Davida: Jehovah, Andriamanitry ny Isiraely, efa nanome fitsaharana ho any ny olony sady mitoetra eto Jerosalema mandrakizay. 26 Ary ny Levita kosa

[1] *Heb.* voky andro, *na* afa-pon' ny miaina.

dia tsy hitondra ny tabernakely na
ny fanaka enti-manompo ao aminy
intsony.
27 Fa araka ny fara-teniny Da-
vida dia nisaina hatramy ny roa-polo
taona no ho miakatra ny Levita.
28 Ary ny raharahany dia ny ha-
nampy ny taranaky Arona amy ny
fanompoana ao an-tranony Jehovah
amin' ireo kianja sy efi-trano tao ary
amy ny fanadiovana ny zavatra
masina rehetra sy ny fanompoana
ao an-tranon' Andriamanitra 29 ary
amy ny mofo aseho sy ny koba tsara
toto ho fanatitra hohanina sy amy
ny mofo manify tsy misy masirasira
sy amin' izay endasina amy ny
lapoely sy amin' izay vonton-diloilo
ary amy ny famarana sy ny fandre-
fesana rehetra, 30 ary ny hitsan-
gana isa-maraina hisaotra sy hidera
any Jehovah, ary toy izany koa amy
ny hariva, 31 ary ny hanatitra ny
fanatitra odorana rehetra ho any
Jehovah—na amy ny Sabata, na
amy ny voaloham-bolana, na amy ny
fotoam-pivavahana hafa—dia araka
ny isany avy, sy araka ny fanao voa-
tendry hanaovana azy mandrakariva
eo anatrehany Jehovah. 32 Aoka
ho toy izany no hitandremany ny
anjara-raharahany ny amy ny trano-
lay fihaonana sy ny anjara-rahara-
hany ny amy ny fitoerana masina
ary ny anjara-raharahany ny amy
ny taranaky Arona rahalahiny ho
fanompoana ao an-tranony Jehovah.

*Ny nizarana ny mpisorona ho efatra amby roa-polo toko.*

XXIV. ARY ny amy ny taranaky
Arona dia izao no ni-
zarana azy ho antokony: Ny zana-
kalahiny Arona dia Nadaba sy
Abiho sy Eleazara ary Itamara; 2 fa
Nadaba sy Abiho dia maty talo-
han-drainy sady samy tsy nanan-
janaka, koa dia Eleazara sy Itamara
no nanao fisoronana. 3 Ary Da-
vida sy Zadoka, isan' ny taranaky
Eleazara, sy Ahimeleka, isan' ny
taranaky Itamara, dia nizara azy
araka ny antokony sy ny fanom-
poany avy.
4 Ary ny lohany tamin' ireo dia
tamy ny taranaky Eleazara no
maromaro kokoa noho ny tamy ny
taranaky Itamara, ka dia nozarainy
toy izao izy: Tamy ny taranaky
Eleazara dia enina amby ny folo no
lohan' ny fianakaviana; ary tamy
ny taranaky Itamara dia valo kosa
no lohan' ny fianakaviana. 5 Ary
samy nozarazaraina tamy ny filokana
avokoa izy rehetra; fa samy mpifehy
masina, dia mpifehy ho an' Andria-
manitra, avokoa, na ny avy tamy
ny taranaky Eleazara, na ny avy
tamy ny taranaky Itamara. 6 Ary
Semaia, zanaky Netanela, mpano-
ratra anankiray tamy ny Levita, no
nanoratra azy teo anatrehan' ny
mpanjaka sy ny mpanapaka sy
Zadoka mpisorona sy Ahimeleka,
zanaky Abiatara, sy teo anatrehan'
ny lohan' ny fianakaviana tamy ny
mpisorona sy ny Levita: fianaka-
viana iray no nalaina ho any Elea-
zara, ary iray kosa ho any Itamara.
7 Ny loka voalohany dia azony
Joariba, ny faharoa any Jedaia, 8
ny fahatelo any Harima, ny fahe-
fatra any Seorima, 9 ny fahadimy
any Malkia, ny fahenina any Mia-
mina, 10 ny fahafito any Hakoza, ny
fahavalo any Abia, 11 ny fahasivy
any Jesoa, ny fahafolo any Sekania,
12 ny fahiraika amby ny folo any
Eliasiba, ny faharoa amby ny folo
any Jakima, 13 ny fahatelo amby
ny folo any Hopa, ny fahefatra amby
ny folo any Jesebaba, 14 ny faha-
dimy amby ny folo any Bilga, ny
fahenina amby ny folo any Imera,
15 ny fahafito amby ny folo any
Hezira, ny fahavalo amby ny folo
any Hafizeza, 16 ny fahasivy amby
ny folo any Petahia, ny faharoa-polo
any Jehezekela, 17 ny fahiraika
amby roa-polo any Jakina, ny faha-
roa amby roa-polo any Gamola, 18
ny fahatelo amby roa-polo any
Delaia, ny fahefatra amby roa-polo
any Mazia.

19 Ireo avy no antokony amy
ny fanompoany izay idirany[1] ao
an-tranony Jehovah araka ny fitsi-
pika voatendriny Arona rainy, araka
ny nandidiany Jehovah, Andria-
manitry ny Isiraely, azy.
20 Ary tamy ny taranaky Levy
sisa dia izao: Tamy ny taranaky
Amrama dia Sobaela; tamy ny
zanaky Sobaela dia Jedaia. 21 Ny
aminy Rehabia: tamy ny taranaky
Rehabia dia Jisia no voalohany. 22
Tamy ny Jizarita dia Selomota;
tamy ny taranaky Selomota dia
Jahata. 23 Ary ny amy ny tara-
naky *Hebrona* dia Jeria *no voalo-
hany,* Amaria no faharoa, Jahaziela
no fahatelo, Jekameama no fahefa-
tra. 24 Ny zanakalahiny Oziela
dia Mika; tamy ny taranaky Mika
dia Samira; 25 ny rahalahiny Mika
dia Jisia; tamy ny taranaky Jisia
dia Zakaria. 26 Ny zanakalahiny
Merary dia Maly sy Mosy; ny
zanakalahiny Jazia dia Beno. 27
Ny zanakalahiny Merary taminy
Jazia dia Beno sy Sohama sy Zakora
ary Ibry. 28 Avy taminy Maly no
nihaviany Eleazara, izay tsy nanan-
janakalahy. 29 Ny aminy Kisy,
ny zananilahy dia Jeramela. 30
Ary ny zanakalahiny Mosy dia
Maly sy Edera ary Jerimota.
Ireo no taranaky ny Levita araka
ny fianakaviany avy. 31 Ary ireo
dia mba niara-niloka tamy ny raha-
lahiny, taranaky Arona, teo anatre-
hany Davida mpanjaka sy Zadoka
sy Ahimeleka sy ny lohan' ny fiana-
kavian' ny mpisorona sy ny Levita:
niara-niloka avokoa na ny zokiny
na ny zandriny.

*Ny nizarana ny mpihira ho efatra amby roa-polo toko.*

XXV. ARY ny[2] taranaky Asafa
sy Hemana ary Jedo-
tona dia natokany Davida sy ireo
komandin' ny miaramila ho amy ny
fanompoana mba haminany amy ny
lokanga sy ny valiha ary ny kipan-
tsona; ary izao no isan' ny mpanao
araka ny fanompoany avy:—
2 Tamy ny zanakalahiny Asafa
dia Zakora sy Josefa sy Netania ary
Asarela, zanaky Asafa, nofeheziny
Asafa, izay naminany araka izay
nifehezan' ny mpanjaka azy.
3 Taminy Jedotona, ny zanany
dia Gedalia sy Zery sy Jesaia sy
Hasabia ary Matitia, enin-dahy ireo
ka nofeheziny Jedotona rainy, izay
naminany tamy ny lokanga hidera
sy hisaotra any Jehovah.
4 Taminy Hemana, ny zanany dia
Bokia, Matania, Oziela, Seboela sy
Jerimota, Hanania, Hanany, Eliata,
Gidalty sy Romamti-ezera sy Josbe-
kasa sy Maloty sy Hotira ary Maha-
ziota. 5 Ireo rehetra ireo no zanaky
Hemana, mpahitan' ny mpanjaka
ny amy ny tenin' Andriamanitra,
hanandratra ny tandroka. Ary
Hemana dia efa nomen' Andriama-
nitra zazalahy efatra amby ny folo
sy zazavavy telo.
6 Ireo rehetra ireo no fehin' ny
rainy tamy ny hira natao tao an-
tranony Jehovah tamy ny kipan-
tsona sy ny valiha sy ny lokanga
hanaovana ny fanompoana ao an-
tranon' Andriamanitra; Asafa sy
Jedotona ary Hemana dia nofehezin'
ny mpanjaka. 7 Ary ny isany
mbamy ny rahalahiny, izay efa nia-
natra ny hira ho any Jehovah—izay
rehetra nahay—dia valo amby valo-
polo amby roan-jato.
8 Ary nanao filokana ny amy ny
anjara-raharahany avy izy, na ny
kely na ny lehibe, na ny mpampia-
natra na ny mpianatra. 9 Ary ny
loka voalohany dia azony Josefa avy
amy ny taranaky Asafa; ny faharoa
any Gedalia, izy mbamy ny rahala-
hiny sy ny zanany, dia roa amby ny
folo; 10 ny fahatelo any Zakora,
izy mbamy ny zanany sy ny rahala-

[1] *Na:* Ary ny raharahan' ireo tamy ny fanompoana dia ny hiditra.
[2] *Na:* ny sasany amy ny.

hiny, dia roa amby ny folo; 11 ny fahefatra any Jizry, izy mbamy ny zanany sy ny rahalahiny, dia roa amby ny folo; 12 ny fahadimy any Netania, izy mbamy ny zanany sy ny rahalahiny, dia roa amby ny folo; 13 ny fahenina any Bokia, izy mbamy ny zanany sy ny rahalahiny, dia roa amby ny folo; 14 ny fahafito any Jesarela, izy mbamy ny zanany sy ny rahalahiny, dia roa amby ny folo; 15 ny fahavalo any Jesaia, izy mbamy ny zanany sy ny rahalahiny, dia roa amby ny folo; 16 ny fahasivy any Matania, izy mbamy ny zanany sy ny rahalahiny, dia roa amby ny folo; 17 ny fahafolo any Simey, izy mbamy ny zanany sy ny rahalahiny, dia roa amby ny folo; 18 ny fahiraika amby ny folo any Azarela, izy mbamy ny zanany sy ny rahalahiny, dia roa amby ny folo; 19 ny faharoa amby ny folo any Hasabia, izy mbamy ny zanany sy ny rahalahiny, dia roa amby ny folo; 20 ny fahatelo amby ny folo any Sobaela, izy mbamy ny zanany sy ny rahalahiny, dia roa amby ny folo; 21 ny fahefatra amby ny folo any Matitia, izy mbamy ny zanany sy ny rahalahiny, dia roa amby ny folo; 22 ny fahadimy amby ny folo any Jeremota, izy mbamy ny zanany sy ny rahalahiny, dia roa amby ny folo; 23 ny fahenina amby ny folo any Hanania, izy mbamy ny zanany sy ny rahalahiny, dia roa amby ny folo; 24 ny fahafito amby ny folo any Josbekasa, izy mbamy ny zanany sy ny rahalahiny, dia roa amby ny folo; 25 ny fahavalo amby ny folo any Hanany, izy mbamy ny zanany sy ny rahalahiny, dia roa amby ny folo; 26 ny fahasivy amby ny folo any Maloty, izy mbamy ny zanany sy ny rahalahiny, dia roa amby ny folo; 27 ny faharoa-polo any Eliata, izy mbamy ny zanany sy ny rahalahiny, dia roa amby ny folo; 28 ny fahiraika amby roa-polo any Hotira, izy mbamy ny zanany sy ny rahalahiny, dia roa amby ny folo; 29 ny faharoa amby roa-polo any Gidalty, izy mbamy ny zanany sy ny rahalahiny, dia roa amby ny folo; 30 ny fahatelo amby roa-polo any Mahaziota, izy mbamy ny zanany sy ny rahalahiny, dia roa amby ny folo; 31 ny fahefatra amby roa-polo any Romamti-ezera, izy mbamy ny zanany sy ny rahalahiny, dia roa amby ny folo.

*Ny amy ny mpiandry varavarana.*

XXVI. ARY ny amy ny antokon' ny mpiandry varavarana :—

Tamy ny Koraïta dia Meselemia, zanaky Kore, avy tamy ny zanaky Asafa. 2 Ary ny zanakalahiny Meselemia dia Zakaria, lahimatoa, sy Jediaela, lahiaivo, sy Zebadia, fahatelo, sy Jatniela, fahefatra, 3 sy Elama, fahadimy, sy Johanana, fahenina, sy Elihoenay, faralahy.

4 Ary ny zanakalahiny Obed-edoma dia Semaia, lahimatoa, sy Jozabada, lahiaivo, sy Joa, fahatelo, sy Sakara, fahefatra, sy Netanela, fahadimy, 5 sy Amiela, fahenina, sy Isakara, fahafito, sy Peoletahy, faralahy; fa Andriamanitra efa nitahy azy. 6 Ary Semaia zanany niteraka zazalahy maromaro izay samy tonga mpanapaka tamy ny fianakavian-drainy, satria samy lehilahy mahay izy. 7 Ny zanakalahiny Semaia dia Otny sy Refaela sy Obeda ary Elzabada mbamin' ireo rahalahiny, lehilahy mahay, dia Eliho sy Semakia. 8 Ireo rehetra ireo no avy tamy ny zanaky Obed-edoma, dia izy sy ny zanany sy ny rahalahiny, izay samy lehilahy mahery sady matanjaka amy ny fanompoany; roa amby enim-polo no any Obed-edoma.

9 Ary Meselemia nanan-janaka sy rahalahy valo amby ny folo, samy lehilahy mahay avokoa.

10 Ary Hosa, tamy ny taranaky Merary, nanan-janakalahy, dia Simry, lohany (fa na dia tsy lahimatoa

aza izy, dia izy no nataon-drainy ho
lohany), 11 sy Hilkia, lahiaivo, sy
Tebalia, fahatelo, ary Zakaria fahe-
fatra; ny zanakalahiny Hosa sy ny
rahalahiny rehetra dia telo amby ny
folo.
12 Ireo lohan' ny tonian' ny
mpiandry varavarana ireo dia nome-
na anjara-raharaha niaraka tamy ny
rahalahiny hanao fanompoam-piva-
vahana ao an-tranony Jehovah. 13
Ary izy ireo, na ny kely na ny
lehibe, dia nanao filokana avokoa
araka ny fianakaviany ny ho amy ny
isam-bavahady. 14 Koa ny loka
tamy ny atsinanana dia azony Sele-
mia. Ary nanaovana filokana Zaka-
ria zanany, mpanolo-tsaina hendry,
ka ny loka tamy ny avaratra no
azony. 15 Any Obed-edoma ny
atsimo, ary any ny zanany ny trano
firaketana. 16 Any Sopima sy Hosa
ny andrefana mbamy ny vavahady
Saleketa amy ny làlana miakatra;
ary dia feno avokoa ny fiambena-
na. 17 Ny atsinanana nisy Levita
enina, ny avaratra nisy efatra isan-
andro, ny atsimo nisy efatra isan-
andro, ary ny trano firaketana nisy
efa-dahy nizara ho roa avy. 18
Tany Parbara[1] andrefana nisy efatra
amy ny làlana, ary roa tao Parbara.[1]
19 Dia ireo no antokon' ny mpian-
dry varavarana tamy ny taranaky
Kora sy ny taranaky Merary.

*Ny amy ny raharaha sasany koa nataon' ny Levita.*

20 ARY tamy ny Levita dia Ahia[2]
no tonian' ny rakitry ny
tranon' Andriamanitra sy ny zavatra
nohamasinina ho rakitra.
21 Ny taranaky Ladana, ilay La-
dana Gersonita, ireo lohan' ny fiana-
kaviany Ladana Gersonita, dia ny
Jehielita. 22 Ary ny taranaky ny
Jehielita, dia Zetama sy Joela raha-
lahiny, no tonian' ny rakitry ny
tranony Jehovah. 23 Tamy ny
Amramita sy ny Jizarita sy ny
Hebronita ary ny Ozielita 24 dia
Seboela, avy tamy ny taranaky Ger-
sona, zanaky Mosesy, no tonian' ny
rakitra. 25 Ary ny rahalahiny avy
taminy Eliezera dia Rehabia, zanaky
Eliezera, sy Jesaia, zanaky Rehabia,
sy Jorama, zanaky Jesaia, sy Zikry,
zanaky Jorama, ary Selomota, zana-
ky Zikry. 26 Io Selomota io sy ny
rahalahiny no tonian' ny zavatra
nohamasinina ho rakitra, dia izay
nohamasininy Davida mpanjaka sy
ny lohan' ny fianakaviana ary ny
mpifehy arivo sy ny mpifehy zato ary
ny komandin' ny miaramila. 27
Tamy ny babo izay azony tamy ny
ady nisy nohamasininy ho enti-
manamboatra ny tranony Jehovah.
28 Ary izay rehetra nohamasininy
Samoela mpahita sy Saoly, zanaky
Kisy, sy Abnera, zanaky Nera, sy
Joaba, zanaky Zeroia, dia izay rehe-
tra nohamasininy, dia Selomota sy
ny rahalahiny no nitahiry izany.
29 Tamy ny Jizarita dia Kenania
sy ny zanany no voatendry ho amy
ny raharaha ivelany amy ny Isiraely,
dia ho mpifehy sy mpitsara.
30 Ary tamy ny Hebronita dia
Hasabia sy ny rahalahiny, lehilahy
mahay fiton-jato amby arivo, no
mpifehy tamy ny Isiraely tany an-
dafy andrefany Jordana ny amy ny
raharaha rehetra ho any Jehovah sy
ny fanompoana ny mpanjaka. 31
Ny Hebronita dia Jeria lohany
(tamy ny taona fahefa-polo nanja-
kany Davida no nitadiavana ny
Hebronita araka ny fianakaviany
avy, ka nisy lehilahy mahay hita
tao aminy tao Jazera any Gileada)
32 sy ny rahalahiny fiton-jato amby
roa arivo, samy lehilahy mahay,
lohan' ny fianakaviany avy. Ary
Davida nanendry ireo ho mpifehy
ny Robenita sy ny Gadita ary ny
antsasaky ny fireneny Manase ny
amy ny raharahan' Andriamanitra
sy ny mpanjaka.

[1] *Izahao* 2 *Mpan.* xxiii. 11.

[2] *Na:* [Ary ny Levita rahalahiny].

*Ny nandaminana ny miaramila.*

XXVII. ARY ny amy ny Zanak' Isiraely araka ny isany, dia ny lohan' ny fianakaviany sy ny mpifehy arivo sy ny mpifehy zato ary ny mpifehy azy izay nanompo ny mpanjaka tamin' izay raharahany rehetra isan-tokony, izay nifandimby isam-bolana mandritra ny herintaona, dia efatra arivo amby roa alina avy no isan' ny isan-tokony.

2 Ny nifehy ny antokony voalohany, ho amy ny volana voalohany, dia Jasobeama, zanaky Zabdiela, ary ny antokony dia efatra arivo amby
roa alina; 3 isan' ny taranaky
Fareza izy sady lohan' ny mpifehy rehetra tamy ny miaramila amy ny volana voalohany.

4 Ary ny nifehy ny antokony ho amy ny volana faharoa dia Dodo Ahohita; Miklota andriandahy no isan' ny antokony; ary ny antokony Ahohita dia efatra arivo amby roa alina.

5 Ny komandin' ny antokony fahatelo tamy ny miaramila, ho amy ny volana fahatelo, dia Benaia lohany, zanaky Joiada mpisorona; ary ny antokony dia efatra arivo amby
roa alina. 6 Io no ilay Benaia, izay
nahery sady ambony tamin' izy telopolo lahy; Amizabada zanany no isan' ny antokony.

7 Ny fahefatra, ho amy ny volana fahefatra, dia Asahela, rahalahiny Joaba, ary Zebadia zanany no nanarakaraka azy; ary ny antokony dia efatra arivo amby roa alina.

8 Ny fahadimy, ho amy ny volana fahadimy, dia Samihota Jizarita; ary ny antokony dia efatra arivo amby roa alina.

9 Ny fahenina, ho amy ny volana fahenina, dia Ira, zanaky Ikesy Tekoita; ary ny antokony dia efatra arivo amby roa alina.

10 Ny fahafito, ho amy ny volana fahafito, dia Heleza Pelonita, isan' ny taranaky Efraima; ary ny antokony dia efatra arivo amby roa alina.

11 Ny fahavalo, ho amy ny volana fahavalo, dia Sibekay Hosatita, isan' ny Zerita; ary ny antokony dia efatra arivo amby roa alina.

12 Ny fahasivy, ho amy ny volana fahasivy, dia Abiezera Anatotita, isan' ny Benjamita; ary ny antokony dia efatra arivo amby roa alina.

13 Ny fahafolo, ho amy ny volana fahafolo, dia Maharay Netofatita, isan' ny Zerita; ary ny antokony dia efatra arivo amby roa alina.

14 Ny fahiraika amby ny folo, ho amy ny volana fahiraika amby ny folo, dia Benaia Piratonita, isan' ny taranaky Efraima; ary ny antokony dia efatra arivo amby roa alina.

15 Ny faharoa amby ny folo, ho amy ny volana faharoa amby ny folo, dia Helday Netofatita, isan' ny taranaky Otniela; ary ny antokony dia efatra arivo amby roa alina.

*Ny lohan' ny firenena roa amby ny folo.*

16 ARY izao no lohan' ny fireneny Isiraely: Tamy ny Robenita dia Eliezera, zanakalahiny
Zikry; tamy ny Simeonita dia
Sefatia, zanakalahiny Maka; 17
tamy ny Levita dia Hasabia, zanakalahiny Kemoela; tamy ny Aronita
dia Zadoka; 18 tamy ny Joda dia
Eliho, izay isan' ny rahalahiny Davida; tamy ny Isakara dia Omry,
zanakalahiny Mikaela; 19 tamy ny
Zebolona dia Jismaia, zanakalahiny
Obadia; tamy ny Naftaly dia Jerimota, zanakalahiny Azriela; 20
tamy ny taranaky Efraima dia
Hosea, zanakalahiny Azazia; tamy ny antsasaky ny fireneny Manase
dia Joela, zanakalahiny Pedaia; 21
tamy ny antsasaky ny fireneny
Manase tao Gileada dia Ido, zanakalahiny Zakaria; tamy ny Benjamina dia Jasiela, zanakalahiny

Abnera; 22 tamy ny Dana dia
Azarela, zanakalahiny Jerohama.
Ireo no lohan' ny fireneny Isiraely.
23 Nefa tsy nanisa ny hatramy
ny roa-polo taona no ho midina
Davida; fa Jehovah efa nilaza fa
hampitombo ny Isiraely ho tahaka
ny kintana eny amy ny lanitra Izy.
24 Joaba, zanaky Zeroia, nanomboka nanisa, fa tsy nahefa, satria
nisy fahatezerana nihatra tamy ny
Isiraely tamin' izany, ka dia tsy
voasoratra ao amy ny bokin' ny
tantarany Davida mpanjaka ny
isany.

*Ny mpitandrina ny fananany Davida, sy ny mpanolo-tsaina azy.*

25 ARY ny tonian' ny rakitry ny
mpanjaka dia Azmaveta,
zanaky Adiela; ary ny tonian' ny
trano firaketana tany ambany vohitra, na tamy ny tanàna, na tamy ny
vohitra, na tamy ny tilikambo, dia
Jonatana, zanaky Ozia; 26 ary ny
mpifehy ny mpiasa tany an-tsaha
hiasa ny tany dia Ezry, zanaky
Keloba; 27 ary ny tonian' ny
tanimboaloboka dia Simey Ramatita; ary ny tonian' ny divay tehirizina any amy ny tanimboaloboka
dia Zabdy Sifmita; 28 ary ny
tonian' ny hazo oliva sy ny aviavy
eny amy ny tany lemaka amorontsiraka[1] dia Bala-hanana Gaderita;
ary ny tonian' ny diloilo tehirizina
dia Joasy; 29 ary ny tonian' ny
omby nandrasana tany Sarôna dia
Sitray Sarônita; ary ny tonian' ny
omby tany an-dohasaha dia Safata,
zanaky Adlay; 30 ary ny tonian'
ny rameva dia Obila Isimaelita; ary
ny tonian' ny borikivavy dia Jedeia
Meronotita; 31 ary ny tonian' ny
ondry aman-osy dia Jaziza Hagarita.
Ireo rehetra ireo no tonian' ny fananany Davida mpanjaka.
32 Ary Jonatana, rahalahin-drainy Davida, dia mpanolo-tsaina,—
lehilahy hendry sady be fahalalana
izy; ary Jehiela, zanaky Hakmony,
dia teo amy ny zanaky ny mpanjaka; 33 ary Ahitofela dia mpanolotsaina ny mpanjaka; ary Hosay
Arkita no sakaizan' ny mpanjaka;
34 ary ny manarakaraka any Ahitofela
dia Joiada, zanaky Benaia, sy Abiatara; ary ny komandin' ny miaramilan' ny mpanjaka dia Joaba.

*Ny hafatra nataony Davida ny amy ny hanaovana ny tempoly sy ny amy ny fivavahana.*

XXVIII. ARY novoriny Davida
tany Jerosalema ny
lehibe rehetra tamy ny Isiraely, dia
ny lohan' ny firenena sy ny komandin' ny antokony izay nanompo ny
andriamanjaka, ary ny mpifehy
arivo sy ny mpifehy zato sy ny
mpitandrina ny harena mbamy ny
fananana rehetra any ny mpanjaka
sy ny zanany mbamy ny tandapa[2]
sy ny lehilahy mahery, dia ny lehibe
rehetra.
2 Ary Davida mpanjaka nitsangana ka nanao hoe: Mihainoa ahy,
ry rahalahiko sy ry vahoakako!
Raha izaho, dia efa mby tato ampoko ny hanao trano fitsaharana ho
any ny fiaran' ny fanekeny Jehovah
sy ho any ny fitoeran-tongotr' Andriamanitsika, ary efa novononiko
izay ho enti-manao azy; 3 nefa
hoy Andriamanitra tamiko: Tsy
hanao trano ho any ny anarako
hianao, satria lehilahy mpiady sy
mpandatsa-dra. 4 Nefa kosa Jehovah, Andriamanitry ny Isiraely,
efa nifidy ahy tamy ny ankohonan'
ny raiko rehetra ho mpanjakan' ny
Isiraely mandrakizay; fa Joda no
nofidiny ho mpanapaka, ary tamy
ny taranaky Joda indray dia ny
ankohonan' ny raiko no nofidiny;
ary tamy ny ankohonan' ny raiko
dia izaho kosa no nankasitrahany
ka nataony mpanjaka amy ny Isiraely rehetra. 5 Ary tamy ny
zanako rehetra (fa zanaka maro no

[1] *Heb.* Sefela. [2] *Heb.* ionoka.

nomeny Jehovah ahy) dia Solomona
zanako no nofidiny hipetraka amy
ny seza fiandrianan' ny fanjakany
Jehovah hanjaka amy ny Isiraely.
6 Ary hoy Izy tamiko: Solomona
zanakao no hanao ny tranoko sy ny
kianjako, fa efa nifidy Azy ho za-
nako Aho, ary Izaho ho rainy. 7
Ary hampitoetra ny fanjakany ho
mandrakizay Aho, raha maharitra
mitandrina ny didiko sy ny fitsipiko
mandrakariva izy tahaka ny amin'
izao anio izao.

8 Ary ankehitriny, eto anatrehan'
ny Isiraely rehetra, fiangonany Je-
hovah, sy eto anatrehan' Andria-
manitsika, tandremo sy diniho ny
didiny Jehovah Andriamanitrareo
rehetra, mba hahatananareo ity tany
soa ity, sady havelanareo ho lovan'
ny zanakareo mandimby anareo
mandrakizay izy.

9 Ary hianao, ry Solomona za-
nako, aoka ho fantatrao Andria-
manitry ny rainao, ka manompoa
Azy amy ny fo rehetra sy ny fanahy
mazoto; fa Jehovah dia mpandinika
ny fo rehetra, ary ny fieritreretana
rehetra dia fantany avokoa. Raha
mitady Azy hianao, dia hahita Azy;
fa raha mahafoy Azy kosa hianao,
dia hariany mandrakizay. 10 Koa
mitandrema; fa Jehovah efa nifidy
anao hanao trano ho fitoerana ma-
sina; dia mahereza ka mahefà.

11 Ary Davida nanome any Solo-
mona zanany ny sarin' ny lavaran-
gana fidirana sy ny tranony sy ny
trano firaketany sy ny efi-trano am-
bony sy ny efi-trano anatiny ary ny
trano misy ny rakotra fanaovam-
panavotana 12 ary ny sarin' izay
rehetra efa niseho tamy ny fana-
hiny: dia ny amy ny kianjan' ny
tranony Jehovah sy ny efi-trano
rehetra manodidina azy ho any ny
rakitry ny tranony Jehovah sy ny
zavatra nohamasinina ho rakitra,
13 sy ho any ny antokon' ny mpi-
sorona sy ny Levita koa, ary ho any
ny fanompoana rehetra ao an-tranony
Jehovah sy ho any ny fanaka rehe-
tra ho enti-manompo ao an-tranony
Jehovah, 14 ary ny lanjan' ny vola-
mena hanaovana ny fanaka vola-
mena samihafa rehetra, ary ny lan-
jan' ny volafotsy koa hanaovana ny
fanaka volafotsy samihafa rehetra,
15 ary ny lanjan' ny volamena
hanaovana ny fanaovan-jiro vola-
mena sy ny lela fanaovan-jirony
araka ny lanjany avy, ary ny lanjan'
ny volafotsy hanaovana ny fanaovan-
jiro volafotsy sy ny lela fanaovan-
jirony araka ny fombany avy, 16
ary ny lanjan' ny volamena hanao-
vana ireo latabatra hametrahana ny
mofo aseho, ary ny amy ny volafotsy
ho amy ny latabatra volafotsy, 17
ary ny amy ny fitrebika sy ny lovia
famafazana ary ny fitoeran-divay,
izay samy volamena tsara, ary ny
amy ny kapoaka misarona, na ny
volamena, na ny volafotsy, araka ny
lanjany avy, 18 ary ny lanjan' ny
volamena voadio hanaovana ny ali-
tara fandoroana ditin-kazo manitra;
ary nomeny koa ny sarin' ny kalesy,
dia ny kerobima volamena, izay ma-
nana *elatra* mivelatra ka manaloka
ny fiaran' ny fanekeny Jehovah.
19 Izany asa rehetra araka ny sary
izany, *hoy Davida,* no nampahafan-
tariny Jehovah ahy tamy ny soratra
avy tamy ny tànany, izay atỳ
amiko.

20 Ary hoy koa Davida taminy
Solomona zanany: Mahereza sy
matanjaha ka mahefà; aza mata-
hotra na mivadi-po; fa Jehovah
Andriamanitra, dia Andriamani-
tro, no momba anao; tsy handao na
hahafoy anao Izy ambara-pahavi-
tanao ny asa rehetra hanaovana ny
tranony Jehovah. 21 Ary indreo
ny antokon' ny mpisorona sy ny
Levita hanao ny fanompoana rehe-
tra ao an-tranon' Andriamanitra;
ary ao aminao hanampy amy ny asa
samihafa rehetra ny olon-kendry
izay manolo-tena mba hahavita ny
fanompoana rehetra sy ny mpifehy
ary ny vahoaka rehetra hankatò ny
didinao.

*Ny zavatra naterin' ny lehibe amy ny Isiraely ho enti-manao ny tempoly.*

XXIX. ARY hoy Davida mpanjaka tamy ny fiangonana rehetra: Solomona zanako, ilay nofidin' Andriamanitra, dia mbola zaza sy tanora fanahy; nefa lehibe ny asa, fa tsy lapa ho an' olona, fa ho any Jehovah Andriamanitra.
2 Ary tamy ny heriko rehetra no namoriako izay hanaovana ny tranon' Andriamanitra, dia ny volamena hanaovana ny fanaka volamena, ary ny volafotsy hanaovana ny fanaka volafotsy, ary ny varahina hanaovana ny fanaka varahina, ary ny vy hanaovana ny fanaka vy, ary ny hazo hanaovana ny fanaka hazo, ary ny vato beryla sy ny vato halatsaka an-tranontranony[1] ary ny *vato* alatsaka asiana antimony sy ny vato misoratsoratra[2] ary ny vato soa samihafa rehetra ary ny vatosanga[3] betsaka.
3 Ary koa, noho ny fitiavako ny tranon' Andriamanitro dia omeko ho any ny tranon' Andriamanitra, ho fanampin' ny zavatra rehetra novoriko hanaovana ny tempoly masina, izay volamena sy volafotsy ananako,
4 dia talenta volamena telo arivo, volamena avy any Ofira, ary talenta volafotsy voadio fito arivo hapetaka amy ny rindrin' ny isan-efi-trano,
5 ny volamena hanaovana ny fanaka volamena ary ny volafotsy hanaovana ny fanaka volafotsy sy hanaovana ny asa samihafa rehetra izay hataon' ny tànan' ny mpiasa mahay tao-zavatra. Iza ary no mazoto hitondra fanatitra ho any Jehovah anio?
6 Dia samy nazoto nanatitra zavatra ny lohan' ny fianakaviana sy ny lehiben' ny fireneny Isiraely ary ny mpifehy arivo sy ny mpifehy zato mbamy ny mpitandrina ny harahan' ny mpanjaka
7 ka nanome izay hanaovana ny fanompoana amy ny tranon' Andriamanitra, dia talenta volamena dimy arivo sy darika[4] iray alina sy talenta volafotsy iray alina sy talenta varahina valo arivo amby iray alina ary talenta vy iray hetsy.
8 Ary izay nanana vato *soa* dia nanome azy ho amy ny rakitry ny tranony Jehovah, hotehiriziny Jehiela Gersonita.
9 Dia faly ny vahoaka noho ny fahazotoan' ireo, fa tamy ny fony rehetra no nahazotoany nanatitra ho any Jehovah; ary Davida mpanjaka koa faly dia faly.

*Ny nisaorany Davida an' Andriamanitra sy ny fara-teniny tamy ny Isiraely, sy ny nanendrena any Solomona, ary ny nahafatesany Davida.*

10 KOA dia nisaotra any Jehovah teo anatrehan' ny fiangonana rehetra Davida ka nanao hoe: Isaorana anie Hianao, Jehovah ô, Andriamanitry Isiraely razanay, hatramy ny taloha indrindra ka ho mandrakizay.
11 Anao, Jehovah ô, ny fahalehibiazana sy ny hery sy ny voninahitra sy ny famirapiratana ary ny fiandrianana, dia izay rehetra any an-danitra sy etỳ an-tany; Anao ny fanjakana, Jehovah ô, ary Anao ny fisandratana ho lohany ambonin' izy rehetra.
12 Avy aminao ny harena sy ny voninahitra, ary Hianao no manjaka amin' izao rehetra izao; eo an-tànananao ny hery sy ny tanjaka, ka eo an-tànananao koa ny mampahalehibe sy ny mampahatanjaka izao rehetra izao.
13 Koa ankehitriny misaotra Anao izahay, ry Andriamanitray ô, sy midera ny anaranao be voninahitra.
14 Fa zinona moa aho, ary zinona moa ny oloko, no ahazoanay hery

[1] *Na:* beryla mbamy ny tranontranony. [2] *Na:* tenona samihafa soratra. [3] marmora fotsy. [4] *Ny darika dia anaran' ny farantsakely volamena, ary tokony ho ariary dimy sy loso no heviny.*

hanatitra toy izao? Fa avy aminao
ny zavatra rehetra, ary avy tamy ny
Anao hiany no nanomezanay Anao.
15 Fa vahiny sy mpivahiny eo ana-
trehanao izahay tahaka ny razanay
rehetra; tahaka ny aloka ny andro-
nay etỳ an-tany, ka tsy misy fanan-
tenana. 16 Ry Jehovah Andriama-
nitray ô, ireto zavatra rehetra novo-
rinay hanaovana ny trano ho any
ny anaranao masina ireto dia avy
tamy ny tànanao, ary Anao rahateo
izy rehetra. 17 Ary fantatro, ry
Andriamanitro ô, fa Hianao no ma-
mantatra ny fo ary mankasitraka
izay mahitsy. Ary ny amiko, dia
amy ny hitsim-poko no nahazotoako
nanatitra ireto zavatra rehetra ireto;
ary ankehitriny efa hitako tamy ny
fifaliana ny olonao, izay vory eto,
mazoto mitondra fanatitra ho Anao.
18 Jehovah ô, Andriamanitry ny
razanay, dia Abrahama sy Isaka ary
Isiraely, mba ampahareto ao am-pon'
ny olonao mandrakizay izany fika-
san' ny sainy izany, ka ampiomany
ho Anao ny fony; 19 ary omeo fo
marina Solomona zanako hitandrina
ny didinao sy ny teni-vavolombelonao
sy ny lalànao ka hanao izany rehetra
izany sady hahavita ny lapa izay efa
namoriako ny hanaovana azy.
20 Ary hoy Davida tamy ny
fiangonana rehetra: Masìna hiana-
reo, misaora any Jehovah Andria-
manitrareo. Ary ny fiangonana re-
hetra dia nisaotra any Jehovah,
Andriamanitry ny razany, sady
niondrika ka niankohoka teo ana-
trehany Jehovah sy ny mpanjaka.
21 Ary namono zavatra hatao
fanatitra ho any Jehovah izy sady
nanatitra fanatitra odorana ho any
Jehovah nony ampitson' iny, dia
vantotr' ombilahy arivo sy ondrilahy
arivo ary zanak' ondry arivo mbamy
ny fanatitra aidina momba ireo ary
fanatitra hafa be dia be ho any ny
Isiraely rehetra. 22 Ary nihinana
sy nisotro tamy ny fifaliana be teo
anatrehany Jehovah ny olona tamin'
izany andro izany.

Ary nampanjakainy fanindroany
Solomona, zanaky Davida, sady no-
hosorany ho any Jehovah ho mpana-
paka, ary Zadoka ho mpisorona.
23 Ary Solomona dia nipetraka
tamy ny seza fiandrianany Jehovah
ho mpanjaka handimby any Davida
rainy, sady nambinina izy, ka nanai-
ky azy ny Isiraely rehetra. 24 Ary
ny mpifehy rehetra sy ny lehilahy
mahery ary ny zanaky Davida rehe-
tra koa dia samy nanaiky any Solo-
mona mpanjaka. 25 Ary Jehovah
nanandratra any Solomona indrindra
teo imason' ny Isiraely rehetra sady
nanome azy voninahitry ny fiandria-
nana mihoatra noho ny mpanjaka
rehetra talohany teo amy ny Isiraely.
26 Toy izany no nanjakany Da-
vida, zanaky Jese, tamy ny Isiraely
rehetra. 27 Ary ny andro nanja-
kany tamy ny Isiraely dia efa-polo
taona: tao Hebrona no nanjakany
fito taona, ary tany Jerosalema no
nanjakany telo amby telo-polo taona.
28 Ary maty izy rehefa tratrantitra
tsara sady lava andro ary be harena
sy voninahitra;[1] ary Solomona
zanany no nanjaka nandimby azy.
29 Ary ny tantarany Davida
mpanjaka, na ny voalohany na ny
farany, indro fa efa voasoratra ao
amy ny bokiny Samoela mpahita sy
ao amy ny bokiny Natana mpami-
nany ary ao amy ny bokiny Gada
mpahita izany, 30 mbamy ny nan-
jakany rehetra sy ny heriny, ary izay
niseho tamy ny androny[2] ary tamy
ny Isiraely sy tamy ny fanjakana
rehetra tamy ny tany.

---

[1] *Heb.* voky andro sy harena ary voninahitra. [2] *Heb.* ny andro niseho taminy.

# TANTARA FAHAROA.

*Ny fanatitra nataony Solomona, ary ny nisehoan' Andriamanitra taminy tao Gibeona.*

I. ARY Solomona, zanaky Davida,
dia nitombo hery tamy ny
fanjakany, ary Jehovah Andriama-
niny nomba azy ka nanandratra azy
indrindra.
2 Ary Solomona nandidy ny Isi-
raely rehetra, dia ny mpifehy arivo
sy ny mpifehy zato sy ny mpitsara
ary ny loham-pirenena rehetra tamy
ny Isiraely, dia ny lohan' ny fiana-
kaviana, 3 ka dia niara-niakatra ho
any amy ny fitoerana avo tao Gi-
beona Solomona sy ny fiangonana
rehetra; fa tao ny trano-lay fihao-
nana izay an' Andriamanitra, ilay
nataony Mosesy, mpanompony Je-
hovah, tany an-efitra. 4 Fa ny
fiaran' Andriamanitra efa nampa-
kariny Davida avy tany Kiriata-
jearima ho ao amin' izay efa nam-
boariny ho azy; fa efa nanorina lay
ho azy tany Jerosalema izy. 5 Ary
ny alitara varahina izay nataony
Bezalila, zanaky Ory, zanaky Hora,
dia teo anoloan' ny tabernakeliny
Jehovah; ary Solomona sy ny fian-
gonana nitady Azy[1] tao. 6 Ary
Solomona nanatitra fanatitra teo
amy ny alitara varahina teo anatre-
hany Jehovah, izay momba ny trano-
lay fihaonana; fanatitra odorana
arivo no nateriny teo.
7 Tamy ny alin' iny no nisehoan'
Andriamanitra taminy Solomona, ka
hoy Izy taminy: Angataho izay
tianao homeko anao.
8 Dia hoy Solomona tamin' An-
driamanitra: Hianao efa naneho
fahasoavana lehibe taminy Davida
raiko ary nampanjaka ahy handimby
azy. 9 Koa ankehitriny, ry Jehovah
Andriamanitra ô, aoka ho tanteraka
ny teninao taminy Davida raiko;
fa Hianao efa nampanjaka ahy tamy
ny vahoaka maro be tahaka ny vovo-
tany. 10 Koa omeo fahendrena sy
fahalalana aho hitarihako ireto va-
hoaka ireto mivoaka sy miditra; fa
iza no hahay mitsara izao olonao
betsaka izao?
11 Dia hoy Andriamanitra taminy
Solomona: Satria tao am-ponao
izany, ka tsy nangataka vola aman-
karena hianao, na voninahitra, na
ny ain' ny fahavalonao, ary tsy
nangataka ny ho ela velona aza, fa
nangataka fahendrena sy fahalalana
hitsaranao ny oloko izay nampanja-
kako anao, 12 dia omena anao ny
fahendrena sy ny fahalalana; ary
homeko vola aman-karena sy vonina-
hitra koa hianao, mihoatra noho
izay nananan' ny mpanjaka rehetra
na iza na iza tany alohanao, ary tsy
hisy hanana tahaka izany ny any
aorianao.
13 Ary tonga tany Jerosalema
Solomona avy teo amy ny fitoerana
avo tao Gibeona, dia teo anoloan'
ny trano-lay fihaonana; ary nanjaka
tamy ny Isiraely izy.

*Ny amy ny nanangonany Solomona soavaly aman-kalesy mbamy ny harena be.*

14 ARY Solomona nanangona ka-
lesy sy mpitaingin-tsoavaly
ka nanana kalesy efa-jato amby
arivo sy mpitaingin-tsoavaly roa
arivo sy iray alina, izay nataony
tany amin' ireny tanàna fitoeran' ny

[1] *Na:* azy.

kalesy ary tao amy ny mpanjaka
tany Jerosalema.
15 Ary nataon' ny mpanjaka ho
tahaka ny vato ny habetsaky ny
volafotsy sy ny volamena tany Jero-
salema, ary ny hazo sedera nataony
ho toy ny aviavy eny amy ny tany
lemaka amoron-tsiraka.[1] 16 Avy
tany Egypta no nahazoany Solomona
soavaly; ary ny iray toko tamy ny
mpandranton' ny mpanjaka dia naka
andiany iray araka izay vidiny voa-
tendry. 17 Ary ny vidin' ny kalesy
iray nentiny niakatra avy tany
Egypta dia sekely volafotsy enin-
jato, ary ny soavaly dia dimam-polo
amby zato avy; ary toy izany koa
no nitondrany ho any ny mpanjakan'
ny Hetita sy ny mpanjakan' ny
Syriana.

*Ny niomanany Solomona hanao ny tempoly.*

18 ARY Solomona nilaza fa hanao
trano ho any ny anarany
Jehovah sy lapa ho any ny tenany.
II. Dia nanisa olona fito alina ho
mpitondra entana Solomona ary
valo alina ho mpikapa hazo eny an-
tendrombohitra ary enin-jato amby
telo arivo ho mpifehy azy.
2 Ary Solomona naniraka han-
kany aminy Hirama, mpanjakany
Tyro, hanao hoe: Tahaka ny natao-
nao taminy Davida raiko, raha
nampanatitra hazo sedera ho azy
hanaovany trano hitoerany hianao,
3 indro, izaho efa hanao trano ho
any ny anarany Jehovah Andria-
manitro izay hohamasinina ho Azy
ka handoroana ditin-kazo mani-po-
fona eo anatrehany sy hasiana ny
mofo aseho mandrakariva ary han-
doroana ny fanatitra isa-maraina sy
isan-kariva ary amy ny Sabata sy
ny voaloham-bolana ary amy ny
fotoam-pivavahana voatendriny Je-
hovah Andriamanitray; ho adidin'
ny Isiraely mandrakizay izany. 4
Ary ny trano efa hataoko dia lehibe,
satria lehibe noho ny andriamanitra
rehetra ny Andriamanitray. 5 Nefa
iza no mahay manao trano ho Azy?
fa ny lanitra ary ny lanitry ny lani-
tra aza tsy omby Azy. Ka iza moa
aho, no hanao trano ho Azy, afa-tsy
ny handoroana ditin-kazo manitra eo
anatrehany hiany? 6 Koa aniraho
olon-kendry aho hiasa volamena sy
volafotsy sy varahina sy vy sy
volomparasy sy jaky ary manga, ary
izay mahay misokitra manao sarin-
javatra mba hiara-manao amy ny
olo-mahay zavatra izay aty amiko
aty Joda sy Jerosalema, izay efa
nomaniny Davida raiko. 7 Ary
anatero hazo sedera sy kypreso ary
almoga avy any Libanona koa aho;
fa fantatro fa mahay mikapa hazo
any Libanona ny vahoakanao; ary,
indro, ny vahoakako hiaraka amy
ny vahoakanao 8 mba hanamboatra
hazo betsaka ho ahy; fa ny trano
izay efa hataoko dia ho lehibe higa-
gana. 9 Ary, indro, homeko vary
tritika voafotsy sy vary hordea roa
alina kora avy ary divay sy diloilo
roa alina bata avy ny vahoakanao
mpikapa hazo.
10 Ary hoy Hirama, mpanjakany
Tyro, tamy ny taratasy izay nampa-
nateriny ho any aminy Solomona:
Noho ny fitiavany Jehovah ny olony
no nanendreny anao ho mpanjakany.
11 Ary hoy koa Hirama: Isaorana
anie Jehovah, Andriamanitry ny
Isiraely, Izay nanao ny lanitra sy
ny tany, noho ny nanomezany any
Davida zanaka hendry, izay manana
fahendrena sy fahalalana, ka hanao
trano ho any Jehovah sy lapa ho
any ny tenany izy. 12 Koa anke-
hitriny, indro, maniraka olona ma-
hay zavatra sady manana fahalalana
aho, dia Hiram-aby,[2] 13 zanaky ny
vehivavy Danita sy ny lehilahy
Tyriana. Ary izy dia mahay miasa
volamena sy volafotsy sy varahina
sy vy sy vato sy hazo sy volomparasy
sy manga sy rongony fotsy madinika

[1] *Heb.* Sefela. [2] *Na:* ikaky Hirama.

ary jaky; ary mahay misokitra
manao sarin-javatra samihafa sy
mahay manao marika amin' izay
asa rehetra asaina ataony, ka dia
hiara-manao amy ny olon-kendrinao
sy ny olon-kendrin' itompokolahy
Davida rainao izy. 14 Ary ny vary
tritika sy ny vary hordea ary ny
diloilo sy ny divay, izay nolazainao,
tompokolahy, dia aoka hampana-
terina ho atỳ aminay mpanompo-
nao; 15 ary izahay dia hikapa hazo
any Libanona araka izay rehetra
tadiavinao; ary hofehezinay ka
hampandehaninay mitsinkafona amy
ny ranomasina ho any Jopa; ary
hianao kosa no hitondra azy miaka-
tra hankany Jerosalema.

16 Ary Solomona nanisa ny lehi-
lahy hafa firenena rehetra izay
nonina tamy ny tanin' ny Isiraely
araka ny nanisany Davida rainy
azy, ary ny isany dia enin-jato amby
telo arivo amby dimy alina sy iray
hetsy. 17 Ary ny fito alina tamin'
ireo dia nataony mpitondra entana,
ary ny valo alina nataony mpikapa
hazo eny an-tendrombohitra, ary ny
enin-jato amby telo arivo nataony
mpifehy hampiasa ny olona.

*Ny nanaovana ny tempoly sy ny fanaka momba azy.*

III. ARY Solomona nanomboka
nanao ny tranony Jeho-
vah tany Jerosalema, tao an-ten-
drombohitra Moria, ilay nisehoany
*Jehovah* taminy Davida rainy, dia
ilay namboarina teo amy ny fitoe-
rana nofidiny Davida teo amy ny
famoloany Araona Jebosita. 2 Ary
nanomboka nanao ny trano izy tamy
ny andro faharoa tamy ny volana
faharoa tamy ny taona fahefatra
nanjakany.

3 Ary toy izao no nanorenany
Solomona ny tranon' Andriamani-
tra: Ny lavany, raha araka ny
hakiho taloha, dia enim-polo hakiho,
ary ny sakany roa-polo hakiho.
4 Ary ny amy ny lavarangana
fidirana izay teo anoloany, ny lavany
dia roa-polo hakiho, dia araka ny
sakan' ny trano hiany, ary ny haha-
vony dia roa-polo amby zato hakiho;
ary nopetahany takela-bolamena
tsara ny ao anatiny.

5 Ary ny ati-trano lehibe nopeta-
hany hazo kypreso, dia vao nopeta-
hany takela-bolamena tsara ireo ary
noravahany hazo rofia [1] sy tongalika.
6 Ary noravahany vato soa koa ny
trano; ary ny volamena dia vola-
mena avy any Parvaima. 7 Ary
nopetahany takela-bolamena ny tra-
no, dia ny rairainy sy ny tokonany
sy ny rindriny ary ny lela-varava-
rany; ary nosoratany nasiany sarin'
ny kerobima ny rindrina.

8 Ary nanao ny efi-trano masina
indrindra izy: ny lavany dia roa-
polo hakiho mifanerana amy ny
sakan' ny trano, ary roa-polo hakiho
koa ny sakany; ary nopetahany
takela-bolamena tsara talenta enin-
jato izy. 9 Ary ny lanjan' ny
hombo volamena dia sekely dimam-
polo. Ary ny efi-trano ambony no-
petahany volamena koa.

10 Ary tao amy ny efi-trano ma-
sina indrindra dia nasiany sarin'
ny kerobima roa, ary nosokiriny no
nanaovany azy, dia nopetahany ta-
kela-bolamena. 11 Ny halavan' ny
elatry ny kerobima dia roa-polo ha-
kiho: ny elatry ny anankiray dia
dimy hakiho, mipaka amy ny rin-
drina; ary ny elany iray koa dimy
hakiho sady mifanendry amy ny
elatry ny kerobima anankiray; 12
ary ny elatry ny kerobima anan-
kiray koa dia dimy hakiho, mipaka
amy ny rindrina; ary ny elany iray
koa dimy hakiho sady mifanendry
amy ny elatry ny kerobima anan-
kiray. 13 Nivelatra ny elatr' ireo
kerobima ireo, ka roa-polo hakiho
ny halavany; nijoro tamy ny ton-
gony izy, ary ny tarehiny nanatrika
ny trano.

[1] palma.

14 Ary izy nanao ny efitra lamba
tamy ny manga sy volomparasy sy
jaky sy rongony fotsy madinika; ary
nataony sarin' ny kerobima ny
sorany.
15 Ary nanao andry roa teo ano-
loan' ny trano izy; dimy amby
telo-polo hakiho ny hahavony, ary
ny kapitaly teo an-tampony dia dimy
hakiho avy. 16 Ary nanao tonga-
lika tao amy ny efitra anatiny izy,
ka nataony teo an-tampon' ny andry
ireo; ary nanao sarin' ampongaben-
danitra zato izy, ka nataony teo amy
ny tongalika ireo. 17 Ary ny an-
dry natsangany teo anoloan' ny
tempoly, ny iray tamy ny ankava-
nana, ary ny iray tamy ny ankavia;
ary ny anaran' ny teo amy ny anka-
vanana nataony hoe Jakina,[1] ary ny
anaran' ny teo amy ny ankavia kosa
nataony hoe Boaza.[2]

IV. Ary nanao alitara varahina izy:
roa-polo hakiho ny lavany, roa-
polo hakiho koa ny sakany, ary folo
hakiho ny hahavony.
2 Ary nanao ny tavin-drano[3] an-
idina boribory lehibe izy: folo ha-
kiho no halehiben' ny vavany, dimy
hakiho ny hahavony, ary telo-polo
hakiho ny manodidina azy. 3 Ary
teo ambanin' ny tavin-drano lehibe[3]
nisy sarin' omby manodidina azy,
dia folo amy ny iray hakiho mano-
didina. Roa andalana ny sarin'
omby sady niara-natao an-idina
tamy ny tavin-drano. 4 Ary ny
tavin-drano dia nipetraka tambonin'
ny sarin' omby roa amby ny folo: ny
telo nanatrika ny avaratra, ny telo
nanatrika ny andrefana, ny telo nana-
trika ny atsimo, ary ny telo nana-
trika ny atsinanana; ny tavin-drano
lehibe[3] dia teo amboniny, ary niady
vody izy rehetra. 5 Ary ny hateviny
dia vodivoam-pelatànana, ary ny mo-
lony nataony tahaka ny molotry ny
kapoaka, dia tahaka ny vonin' ny li-
lia; ary mahalany telo arivo bata izy.
6 Ary nanao tavin-drano folo koa
izy hanasana, ny dimy nataony tamy
ny ankavanana, ary ny dimy tamy
ny ankavia; ary ny zavatra hatao
fanatitra odorana dia nakobaka teo;
fa ny tavin-drano lehibe[3] kosa dia
fisasan' ny mpisorona.
7 Ary nanao ny fanaovan-jiro
volamena folo araka ny marika izy,
dia napetrany tao amy ny tempoly,
dimy teo amy ny ankavanana, ary
dimy teo amy ny ankavia.
8 Ary nanao latabatra folo koa
izy, dia napetrany tao amy ny tem-
poly, dimy teo amy ny ankavanana,
ary dimy teo amy ny ankavia. Ary
nanao lovia volamena zato famafa-
zana izy.
9 Ary nanao ny kianjan' ny mpi-
sorona sy ny kianja lehibe sy ny
lela-vavahadin' ny kianja izy, ary
nopetahany takela-barahina ny lela-
vavahady. 10 Ary ny tavin-drano
lehibe[3] nataony tamy ny ankava-
nana, dia teo amy ny atsimo atsina-
nana. 11 Ary Hirama nanao ny
vilany fandraofan-davenona sy ny
sotron' afo ary ny lovia famafazana.
Dia vitany Hirama ny asa izay
nataony ho any Solomona mpanjaka
ho amy ny tranon' Andriamanitra:
12 dia ny andry roa sy ny bori-
boriny sy ny kapitaliny izay teny
an-tampon' ny andry roa sy ny ha-
rato roa hafono ny boriboriny roa
momba ny kapitaly izay teo an-
tampon' ny andry avy, 13 ary ny
sarin' ampongabendanitra efa-jato
ho amy ny harato roa, sarin' am-
pongabendanitra roa andalana ho
amy ny harato iray hafono ny bori-
bory roa momba ny kapitaly izay teo
an-tampon' ny andry avy; 14 ary na-
nao ireo fitoeran-tavin-drano izy, ary
ny tavin-drano nataony teo amy ny
fitoerany; 15 ary ny tavin-drano
lehibe[3] iray sy ny sarin' omby
roa amby ny folo tambaniny. 16
Ary ny vilany fandraofan-davenona

[1] Jakina = Hampiorina izy. [2] Boaza = Ao aminy no misy hery (?).
[3] *Heb.* ranomasina.

sy ny sotron' afo sy ny fitrebika
ary ny fanaka rehetra momba azy
dia nataony Hiram-aby[1] ho any
Solomona mpanjaka ho amy ny tra-
nony Jehovah tamy ny varahina
manganohano. 17 Teo amy ny tany
amorony Jordana no nanaovan' ny
mpanjaka an-idina azy tamy ny
tanimanga teo anelanelany Sokota
sy Zaretana. 18 Toy izany no na-
naovany Solomona ireo fanaka re-
hetrarehetra ireo; fa tsy nozahana
izay lanjan' ny varahina.

19 Ary Solomona nanao ny fana-
ka rehetra izay tao amy ny tranon'
Andriamanitra: ny alitara vola-
mena sy ny latabatra fitoeran' ny
mofo aseho, 20 ary ny fanaovan-
jiro sy ny lela fanaovan-jirony mba
hampirehetina eo anoloan' ny efitra
anatiny araka ny fanao dia samy
volamena tsara; 21 ny voniny sy
ny lela fanaovan-jiro ary ny hetin-
jiro dia samy volamena tsara indrin-
dra avokoa; 22 ary ny antsy sy ny
lovia famafazana sy ny lovia kely
sy ny fitoeran-davenon-jiro dia samy
volamena tsara; ary ny lela-vara-
varana teo anatin' ny trano, dia
ny mankao amy ny fitoerana ma-
sina indrindra, sy ny lela-varavara-
na ho amy ny ati-trano lehibe dia
samy volamena avokoa.

V. Toy izany no nahavitana ny asa
rehetra nataony Solomona ho amy
ny tranony Jehovah; ary nampi-
diriny Solomona ny zavatra rehetra
izay efa nohamasininy Davida rainy,
dia ny volafotsy sy ny volamena;
ary ny fanaka rehetra dia nataony
tao amy ny rakitry ny tranon' An-
driamanitra.

*Ny nitokanana ny tempoly.*

2 ARY tamin' izany dia novoriny
Solomona ny loholon' ny Isi-
raely sy ny lehiben' ny firenena
rehetra, dia ny lohan' ny fianaka-
vian' ny Zanak' Isiraely, ho any
Jerosalema hampakatra ny fiaran'
ny fanekeny Jehovah avy any Ziona,
Tanànany Davida.

3 Dia nivory ho any amy ny
mpanjaka ny lehilahy rehetra amy
ny Isiraely tamy ny andro firavora-
voana tamy ny volana fahafito. 4
Ary tonga koa ny loholon' ny Isi-
raely rehetra, ka ny Levita no ni-
tondra ny fiara, 5 dia nampakariny
ny fiara sy ny trano-lay fihaonana
ary ny fanaka masina rehetra izay
tao amy ny lay. Nampakarin' ny
Levita mpisorona ireo zavatra ireo.
6 Ary Solomona mpanjaka sy ny
fiangonana, dia ny Isiraely rehetra,
izay nivory teo aminy teo anoloan'
ny fiara, dia samy namono zavatra
hatao fanatitra, dia ondry aman-
osy sy omby izay tsy tambo isaina
sady tsy hita isa noho ny hama-
roany.

7 Ary ny fiaran' ny fanekeny
Jehovah dia nampidirin' ny mpiso-
rona ho ao amy ny fitoerany tao
anatin' ny efi-trano anatiny, dia ny
fitoerana masina indrindra, teo am-
banin' ny elatry ny kerobima; 8 fa
nivelatra tambonin' ny fitoeran' ny
fiara ny elatry ny kerobima ka na-
naloka ny fiara sy ny baony. 9 Ary
lava ny bao, ka hita ny lohany, raha
eo amy ny fiara eo anoloan' ny efi-
tra anatiny, nefa tsy hita eny ive-
lany; ary mbola ao mandraka andro
any izy.

10 Ary tsy nisy na inona na inona
tao anatin' ny fiara afa-tsy ny vato
fisaka roa hiany izay nataony Mo-
sesy tao anatiny fony tany Horeba
taminy Jehovah nanao fanekena
tamy ny Zanak' Isiraely tamy ny
nivoahany avy tany Egypta.

11 Ary nony nivoaka avy tao amy
ny fitoerana masina ny mpisorona
(fa ny mpisorona rehetra izay teo
dia samy efa nanamasina ny tenany,
fa tsy mba nifandimby isan-toko
tamin' izay), 12 ary ny Levita mpi-
hira rehetra, dia Asafa sy Hemana
sy Jedotona mbamy ny zanany sy

[1] *Na:* ikaky Hirama.

ny rahalahiny, izay nitafy rongony
fotsy madinika sady nitondra kipan-
tsona sy valiha ary lokanga, dia
nitsangana teo atsinanan' ny alitara,
ary teo aminy koa nisy mpisorona
roa-polo amby zato nitsoka trompe-
tra ; 13 ary efa toy ny feo iray no
fandrenesana ny mpitsoka trompetra
sy ny mpihira, raha nidera sy nisao-
tra any Jehovah izy ; ka nony na-
nandratra ny feony izy sady nam-
paneno ny trompetra sy ny kipan-
tsona sy ny zava-maneno isan-kara-
zany ka nidera any Jehovah fa tsara
Izy, fa mandrakizay ny famindram-
pony, dia feno rahona ny tranony
Jehovah ; 14 ka dia tsy nahajanona
hanao fanompoam-pivavahana ny
mpisorona noho ny rahona ; fa feno
ny voninahitry Jehovah ny tranon'
Andriamanitra.

VI. Dia hoy Solomona : Jehovah efa
nilaza fa hitoetra ao amy ny
aizim-pito Izy. 2 Nefa izaho efa
nanao trano hitoeranao tokoa, dia
fitoerana hitoeranao mandrakizay.

3 Ary ny mpanjaka nitodika ka
nitso-drano ny fiangonana, dia ny
Isiraely rehetra (nitsangana avokoa
ny fiangonana, dia ny Isiraely re-
hetra), 4 ka nanao hoe : Isaorana
anie Jehovah, Andriamanitry ny
Isiraely, fa ny vavany efa niteny
taminy Davida raiko, ary ny tànany
no nahatanteraka izany taminy, dia
ilay hoe : 5 Hatramy ny andro ni-
tondrako ny oloko nivoaka avy tany
Egypta dia tsy mbola nisy tanàna
nofidiko tamy ny fireneny Isiraely
rehetra hanaovana trano mba hitoe-
ran' ny anarako ; ary tsy nisy olona
nofidiko ho mpanapaka ny Isiraely
oloko ; 6 fa nifidy any Jerosalema
Aho hitoeran' ny anarako, ary nifidy
any Davida Aho hanapaka ny Isi-
raely oloko.

7 Ary efa mby tao am-pony Da-
vida raiko ny hanao trano ho any
ny anarany Jehovah, Andriamanitry
ny Isiraely. 8 Nefa hoy Jehovah
taminy Davida raiko : Satria tao
am-ponao ny fikasana hanao trano
ho any ny anarako, dia tsara izany
fikasanao izany. 9 Kanefa tsy hia-
nao no hanao ny trano, fa ny zana-
kao izay haterakao, izy no hanao ny
trano ho any ny anarako. 10 Ary
Jehovah efa nahatanteraka ny te-
niny izay nolazainy, koa nitsangana
handimby any Davida raiko aho ary
mipetraka amy ny seza fiandrianan'
ny Isiraely tahaka ny efa nolazainy
Jehovah, sady efa nanao ny trano
ho any ny anarany Jehovah, Andria-
manitry ny Isiraely, aho. 11 Ary
napetrako tao ny fiara izay itoeran'
ny fanekeny Jehovah, ilay nataony
tamy ny Zanak' Isiraely.

12 Ary Solomona nitsangana teo
anoloan' ny alitarany Jehovah teo
anatrehan' ny fiangonana, dia ny
Isiraely rehetra, ka namelatra ny
tànany, 13 fa efa nanao fitaingenana
varahina izy, ary napetrany teo afo-
voan' ny kianja io (dimy hakiho ny
lavany, ary dimy hakiho ny sakany,
ary telo hakiho ny hahavony) ; dia
nitsangana teo amin' io izy ka nan-
dohalika teo anatrehan' ny fiango-
nana, dia ny Isiraely rehetra, ary
namelatra ny tànany nanandrify ny
lanitra 14 ka nanao hoe : Ry Jeho-
vah, Andriamanitry ny Isiraely ô,
tsy misy Andriamanitra tahaka
Anao, na any an-danitra na etỳ an-
tany, Izay mitandrina ny fanekenao
sy ny famindramponao ho any ny
mpanomponao izay mandeha eo ana-
trehanao amy ny fony rehetra, 15
sady efa nahatanteraka taminy
Davida raiko mpanomponao ilay
nolazainao taminy ; fa nolazain' ny
vavanao izany, dia notanterahin' ny
tànanao tahaka ny amin' izao anio
izao. 16 Koa tanteraho aminy Da-
vida raiko mpanomponao, Jehovah,
Andriamanitry ny Isiraely ô, ilay
nolazainao taminy hoe : Tsy ho diso
zanakalahy eo anatrehako hianao
hipetraka amy ny seza fiandrianan'
ny Isiraely, raha ny zanakao mitan-
drina ny alehany ka mankatò ny
lalàko tahaka ny nandehananao teo
anatrehako. 17 Koa ankehitriny,

ry Jehovah, Andriamanitry ny Isi-
raely ô, mifona aminao aho, aoka ho
to anie ny teninao, izay nolazainao
taminy Davida mpanomponao.
18 Andriamanitra va dia honina
amy ny olona etỳ an-tany tokoa?
He! ny lanitra, ary ny lanitry ny
lanitra aza, tsy omby Anao, koa
mainka fa ity trano nataoko ity!
19 Koa atreho ny fivavaka sy ny
fifonan' ny mpanomponao, Jehovah
Andriamanitro ô, mba hohenoinao
ny fitarainana sy ny fivavaka izay
ataon' ny mpanomponao eto anatre-
hanao, 20 mba hihiratan' ny maso-
nao andro aman-alina amin' ity
trano ity, dia amy ny fitoerana nola-
zainao hoe: Ao no hasiako ny ana-
rako,—hihainoanao ny vavaka izay
ataon' ny mpanomponao manatrika
ity fitoerana ity. 21 Ary henoy ny
fifonan' ny mpanomponao sy ny
Isiraely olonao, raha mivavaka ma-
natrika ity fitoerana ity izy; dia
mihainoa any an-danitra fonenanao
Hianao; eny, mihainoa, ka mamelà
heloka.
22 Raha misy olona manota amy
ny namany, ary ampianianiny, ka
tonga hianiana eo anoloan' ny alita-
ranao amin' ity trano ity izy, 23 dia
mihainoa any an-danitra Hianao, ka
manaova, ary mitsarà ny mpanom-
ponao, hamaly ny ratsy fanahy ka
hampitsingerina ny nataony ho amy
ny lohany, ary hanamarina ny ma-
rina kosa ka hanome azy araka ny
fahamarinany.
24 Raha resy eo anoloan' ny fa-
havalo ny Isiraely olonao noho ny
nanotany taminao, ary miverina sy
manaiky ny anaranao indray ka
mivavaka sy mifona eto anatrehanao
amin' ity trano ity izy, 25 dia
mihainoa any an-danitra Hianao,
ka mamelà ny fahotan' ny Isiraely
olonao, ary ampodio amy ny tany
nomenao azy sy ny razany izy.
26 Raha mihantona ny andro, ka
tsy misy ranonorana noho ny nano-
tan' ny olona taminao, ary mivavaka
manatrika ity fitoerana ity izy ka
manaiky ny anaranao sady miala
amy ny fahotany, satria ampahori-
nao, 27 dia mihainoa any an-danitra
Hianao, ka mamelà ny fahotan' ny
mpanomponao, dia ny Isiraely olonao,
satria atoronao azy ny làlana tsara
izay tokony halehany, ary manda-
tsaha ranonorana amy ny taninao,
izay nomenao ho lovan' ny olonao.
28 Raha misy mosary amy ny
tany, na areti-mandringana, na
mainan' ny rivotra ny vary, na
maty fotsy, na misy valala sy som-
panga, na misy fahavalo manao
fahirano azy ao amy ny taniny, dia
ao amy ny tanànany, na inona faho-
riana, na inona aretina, 29 izay
vavaka rehetra sy fifonana rehetra
ataon' olona, na ny Isiraely olonao
rehetra, izay samy mahalala ny fa-
horiany sy ny alahelony avy, ka
mamelatra ny tànany manatrika ity
trano ity izy,—30 dia mihainoa any
an-danitra fonenanao Hianao, ka
mamelà heloka, ka omeo ny olona
araka ny alehany rehetra, fa fanta-
trao ny fony (fa Hianao dia Hianao
irery hiany no mahalala ny fon' ny
zanak' olombelona), 31 mba hata-
horany Anao sy handehanany amy
ny làlanao amin' izay andro rehetra
hiainany etỳ amy ny tany nomenao
ny razanay.
32 Ary henoy koa ny vahiny
izay tsy isan' ny Isiraely olonao, fa
tonga avy any amy ny tany lavitra
noho ny amy ny anaranao lehibe sy
ny tànanao mahery ary ny sandrinao
ahinjitra,—koa raha avy izy ka
mivavaka manatrika ity trano ity,
33 dia mihainoa any an-danitra
fonenanao Hianao, ka manaova
araka izay rehetra iantsoan' ny
vahiny Anao, mba ho fantatry ny
firenena rehetra ambonin' ny tany
ny anaranao, hatahorany Anao ta-
haka ny ataon' ny Isiraely olonao
hiany, ary mba ho fantany fa ny
anaranao no efa nantsoina tamin'
ity trano nataoko ity.
34 Raha mivoaka hiady amy ny
fahavalony ny olonao, na ho aiza na

ho aiza no hanirahanao azy, ka
mivavaka aminao manandrify ity
tanàna izay nofidinao ity sy ny
trano izay nataoko ho any ny anara-
nao izy, 35 dia henoy any an-danitra
ny fivavany sy ny fifonany, ka omeo
rariny izy.

36 Raha manota aminao izy (fa
tsy misy olombelona tsy manota),
ka tezitra aminy Hianao ary mano-
lotra azy eo anoloan' ny fahavalony,
ka dia entin' ny mpamabo ho babo
any amy ny tany na ho lavitra na
ho akaiky izy, 37 ary mahatsiaro
any amy ny tany nitondrana azy ho
babo izy ka mibebaka sy mifona
aminao any amy ny tany izay niton-
drana azy ho babo ary manao hoe:
Efa nanota izahay sady efa nanao
meloka sy efa nanao ratsy, 38 ka
dia miverina aminao amy ny fony
rehetra sy ny fanahiny rehetra izy
ao amy ny tany nitondrana azy ho
babo ary mivavaka manandrify ny
taniny izay nomenao ny razany sy
ny tanàna izay nofidinao ary ny
trano izay nataoko ho any ny anara-
nao,—39 dia henoy any an-danitra
fonenanao ny fivavany sy ny fifona-
ny, ka omeo rariny izy; ary mamelà
ny olonao izay efa nanota taminao.

40 Ankehitriny, ry Andriamani-
tro ô, mifona aminao aho, aoka hihi-
ratra ny masonao, ary aoka ny sofi-
nao hihaino ny vavaka atao amin'
ity fitoerana ity.

41 Koa ankehitriny mitsangàna,
ry Jehovah Andriamanitra ô, ho amy
ny fitsaharanao, dia Hianao sy ny
fiaran' ny herinao; aoka ny mpiso-
ronao hitafy famonjena, Jehovah
Andriamanitra ô, ary aoka ny olonao
masina hifaly amy ny soa. 42 Ry
Jehovah Andriamanitra ô, aza lavi-
nao ny voahosotrao; tsarovy ny
famindrampo nampanantenaina any
Davida mpanomponao.

VII. Ary rehefa vita izany vavaky
Solomona izany, dia nisy afo
latsaka avy tany an-danitra ka nan-
devona ny fanatitra odorana sy ny
fanatitra hafa alatsa-dra, ka feno ny
voninahitry Jehovah ny trano. 2
Ary ny mpisorona tsy nahazo nidi-
tra tao an-tranony Jehovah, satria
feno ny voninahitry Jehovah ny
tranony.

3 Ary nony hitan' ny Zanak'
Isiraely rehetra ny nilatsahan' ny
afo sy ny voninahitry Jehovah teo
ambonin' ny trano, dia niankohoka
tamy ny lampivato izy ka nivavaka
sy nidera any Jehovah, fa tsara Izy,
fa mandrakizay ny famindrampony.

4 Ary ny mpanjaka sy ny vahoaka
rehetra dia namono zavatra hatao
fanatitra teo anatrehany Jehovah.
5 Ary Solomona mpanjaka namono
zavatra hatao fanatitra, dia omby roa
arivo amby roa alina sy ondry aman-
osy roa alina amby iray hetsy. Toy
izany no nitokanan' ny mpanjaka
sy ny vahoaka rehetra ny tranon'
Andriamanitra. 6 Ary ny mpisorona
samy nitsangana hanao ny anjara-
raharahany avy; ny Levita koa na-
nana ny zava-manenony Jehovah,
izay nataony Davida mpanjaka hide-
rana any Jehovah, fa mandrakizay
ny famindrampony, raha nasainy
Davida nidera an' Andriamanitra
izy; ary ny mpisorona nitsoka ny
trompetra teo anoloany, ary ny Isi-
raely rehetra nitsangana teo.

7 Ary Solomona nanamasina ny
afovoan' ny kianja izay teo anoloan'
ny tranony Jehovah; fa tao no
nanaterany ny fanatitra odorana sy
ny saboran' ny fanati-pihavanana;
fa ny alitara varahina izay nataony
Solomona dia tsy omby ny fanatitra
odorana sy ny fanatitra hohanina
ary ny sabora.

8 Ary tamin' izany andro izany
Solomona sy ny Isiraely rehetra
izay teo aminy, dia fiangonana lehibe
hatrany akaikiny Hamata ka hatra-
my ny lohasahan-driaky Egypta, dia
nitandrina ny andro firavoravoana
hafitoana. 9 Ary tamy ny andro
fahavalo dia nanao fara-fivoriana
izy; fa hafitoana no nitandremany
ny fitokanana ny alitara, ary hafi-
toana koa ny andro firavoravoana.

10 Ary nony tamy ny andro faha-
telo amby roa-polo tamy ny volana
fahafito dia nampodiny ho any an-
dainy avy ny olona, ary faly sy
ravoravo izy noho ny soa nataony
Jehovah taminy Davida sy Solomona
ary ny Isiraely olony.

*Ny valin' ny vavaka nataony Solomona.*

11 TOY izany no nahavitany Solo-
mona ny tranony Jehovah
sy ny lapan' andriana, ary samy
nataony Solomona lavorary avokoa
izay rehetra efa voaheviny hatao
tao an-tranony Jehovah sy tao an-
dapany.

12 Ary Jehovah niseho taminy
Solomona nony alina ka nanao tami-
ny hoe: Efa reko ny vavakao, ary
efa nofidiko ho Ahy ity fitoerana
ity ho trano fanateram-panatitra. 13
Koa, indro, raha mampihantona ny
andro Aho, ka tsy misy ranonorana
latsaka, na asaiko mandany ny tany
ny valala, na anaterako areti-man-
dringana ny oloko, 14 raha ny oloko
izay nantsoina amy ny anarako ho
avy hanetry tena ka hivavaka sy
hitady ny tavako ary hiala amy ny
ratsy fanaony, dia hihaino any an-
danitra Aho ka hamela ny helony
ary hahasitrana ny taniny. 15 Ary
izao dia hihiratra ny masoko, ary ny
sofiko hihaino ny vavaka izay atao
amin' ity fitoerana ity; 16 fa efa
nofidiko sy nohamasiniko ity trano
ity mba hitoeran' ny anarako man-
drakizay, ary ny masoko sy ny foko
ho ao mandrakariva.

17 Ary ny aminao, raha handeha
eo anatrehako tahaka ny nandeha-
nany Davida rainao hianao ka hanao
araka izay andidiako anao sy hitan-
drina ny didiko sy ny fitsipiko, 18
dia hampitoeriko ny seza fiandrianan'
ny fanjakanao, araka ny fanekeko
taminy Davida rainao hoe: Tsy ho
diso zanakalahy ho mpanapaka amy
ny Isiraely hianao.

19 Fa raha mivily kosa hianareo
ka mahafoy ny didiko sy ny lalàko,
izay nataoko teo anoloanareo, ka
mandeha manompo andriamani-kafa
sy miankohoka eo anatrehany, 20
dia hongotako amy ny tany izay
nomeko anareo;[1] ary hofongorako
tsy ho eo imasoko ity trano noha-
masiniko ho any ny anarako ity
sady hataoko ho ohabolana sy ho
ambentinteny any amy ny firenena
rehetra. 21 Ary na dia avo aza ity
trano ity, dia ho fitalanjonan' izay
rehetra mandalo azy ka hatao hoe:
Naninona re no dia nataony Jehovah
toy izao ity tany sy ity trano ity?
22 Ary hisy hamaly hoe: Satria
nahafoy any Jehovah, Andriamani-
try ny razany, Izay nitondra azy
nivoaka avy tany amy ny tany
Egypta, izy ka nikikitra tamin' an-
driamani-kafa sady niankohoka teo
anatrehany sy nanompo azy, koa
izany no nampidirany izao loza re-
hetra izao taminy.

*Ny amy ny trano nataony Solomona sy ny nandaminany ny amy ny fanatitra hatao ao amy ny tempoly.*

VIII. ARY nony afaka ny roa-
polo taona nanaovany
Solomona ny tranony Jehovah sy
ny lapan' ny tenany, 2 dia namboa-
riny ny tanàna izay nomeny Hirama
azy ka namponenany ny Zanak'
Isiraely.

3 Ary Solomona nankany Ha-
mata-zoba ka naharesy azy. 4 Ary
nanorina any Tadmora tany an-
efitra sy ny tanàna fitehirizana re-
hetra izay nataony tany Hamata
izy. 5 Ary namboariny koa Beti-
horona ambony sy Beti-horona am-
bany, tanàna mafy misy mànda sy
vavahady mihidy, 6 ary Baleta sy
ny tanàna fitehirizana rehetra izay
any Solomona sy ny tanàna rehetra
fitoeran-kalesy sy ny tanàna fitoeran'
ny mpitaingin-tsoavaly ary izay re-

[1] *Heb.* azy.

hetra tiany Solomona haorina tany
Jerosalema sy tany Libanona ary
tany amy ny tany nanjakany re-
hetra.
7 Ary ny amy ny olona sisa re-
hetra tamy ny Hetita sy ny Amorita
sy ny Perizita sy ny Hivita ary ny
Jebosita, izay tsy isan' ny Isiraely,
8 dia ny taranany izay sisa nan-
dimby azy teo amy ny taniny, fa
tsy naringan' ny Isiraely, no nam-
panaoviny Solomona fanompoana
mandraka andro any.
9 Fa ny Zanak' Isiraely dia tsy
mba nampanaoviny Solomona izany,
fa ireo kosa no miaramila sy koman-
din' ny mpanafika malaza ary ko-
mandin' ny kalesiny sy ny mpitain-
gin-tsoavaliny.
10 Ary izao no mpi-
fehy ny olona voatendriny Solomona
mpanjaka, dia dimam-polo amby
roan-jato izay nanapaka ny olona.
11 Ary Solomona nitondra ny zana-
kavaviny Farao niakatra avy tany
an-Tanànany Davida ho ao amy ny
trano izay nataony ho azy; fa hoy
izy : Ny vadiko tsy mahazo mitoetra
ao an-tranony Davida, mpanjakan'
ny Isiraely, fa masina izay efa nidi-
ran' ny fiarany Jehovah.
12 Ary tamin' izany Solomona
nanatitra fanatitra odorana ho any
Jehovah teo ambonin' ny alitarany
Jehovah, izay naoriny teo anoloan'
ny lavarangana fidirana;
13 eny,
nanatitra izay fanao isan-andro izy
araka ny didiny Mosesy, dia tamy
ny Sabata sy ny voaloham-bolana
ary ny fotoam-pivavahana intelo
isan-taona, dia tamy ny andro fira-
voravoana fihinanana mofo tsy misy
masirasira sy ny andro firavoravo-
ana manarakaraka ireo herinandro
ary ny andro firavoravoana fitoerana
amy ny trano rantsan-kazo.
14 Ary notendreny koa ny anto-
kon' ny mpisorona araka ny nanda-
harany Davida rainy azy ho amy ny
fanompoany avy ary ny Levita ho
amy ny anjara-raharahany koa, dia ny
hidera sy hanao fanompoam-pivava-
hana eo anoloan' ny mpisorona araka
ny raharaha fanao isan-andro, ary ny
mpiandry varavarana araka ny anto-
kony amy ny isam-bavahady; fa
izany no nandidiany Davida, lehila-
hin' Andriamanitra, azy.
15 Ary
tsy nialan' ireo ny didin' ny mpan-
jaka tamy ny mpisorona sy ny Le-
vita na amin' inona na amin' inona,
indrindra fa ny amy ny rakitra.
16 Toy izany no nanamboarany
Solomona ny asa rehetra nataony
hatramy ny andro nanorenany ny
tranony Jehovah ka ambara-paha-
vitany; ka dia vita tsara ny tranony
Jehovah.
17 Ary tamin' izay Solomona dia
nankany Ezion-gebera sy Elota eo
amoron' ny ranomasina any amy ny
tany Edoma,
18 ary ny mpanom-
pony Hirama dia nampandehaniny
hitondra sambo sy mpanompo izay
mahay ranomasina; ary niara-nan-
deha tamy ny mpanompony Solo-
mona ho any Ofira ireo ka nahazo
talenta volamena dimam-polo amby
efa-jato tany izy, dia nentiny tany
aminy Solomona mpanjaka izany.

*Ny namangian' ny mpanjakavaviny Sheba any Solomona.*

IX. ARY ny mpanjakavaviny
Sheba, rehefa nahare ny
lazany Solomona, dia tonga tany
Jerosalema hizaha toetra azy tamy
ny fanontaniana sarotra, ary maro
be ny mpanaraka azy, sady be koa
ny rameva izay nitondra zava-mani-
tra sy volamena sesehena ary vato
soa; ary rehefa tonga tao aminy
Solomona izy, dia niresaka taminy
ny amin' izay rehetra tao am-pony.
2 Ary voavaliny Solomony izy tamin'
izay rehetra nanontaniany azy; tsy
nisy zavatra niafina taminy Solo-
mona, fa nambarany azy avokoa.
3 Ary rehefa hitan' ilay mpanja-
kavaviny Sheba ny fahendreny Solo-
mona sy ny trano izay nataony
4 sy
ny hanim-pihinany teo amy ny lata-
bany sy ny fipetrahan' ny tandapany
sy ny fitoeran' ny mpanompony
mbamy ny fitafian' ireo sy ny mpi-

tondra kapoakany sy ny fitafian' ireo ary ny ambaratonga izay niakarany ho ao an-tranony Jehovah, dia talanjona terỳ izy. 5 Dia hoy izy tamy ny mpanjaka: Marina ny teny efa reko tany amy ny taniko ny amy ny teninao sy ny fahendrenao. 6 Kanefa tsy nino ny filazana aho, raha tsy tonga atỳ, ka ny masoko no mahita; kanjo hay! na dia ny antsasaky ny fahendrenao aza tsy voalaza tamiko akory; fa, indro, mihoatra noho ny laza efa reko hianao. 7 Sambatra lahy ny olonao, ary sambatra ireto tandapanao ireto, izay mijanona eto anatrehanao mandrakariva ka mandre ny fahendrenao! 8 Isaorana anie Jehovah Andriamanitrao, Izay tia anao ka nametraka anao amy ny seza fiandrianany ho mpanjaka ho any Jehovah Andriamanitrao; fa noho ny fitiavan' Andriamanitrao ny Isiraely hampitoetra azy mandrakizay no nanaovany anao ho mpanjakany mba hanao fitsarana sy fahamarinana.

9 Ary izy nanome talenta volamena roa-polo amby zato sy zavamanitra sesehena ary vato soa ho any ny mpanjaka; tsy nisy intsony zava-manitra tahaka ilay nomen' ny mpanjakavaviny Sheba any Solomona mpanjaka.

10 Ary ny mpanompony Hirama koa sy ny mpanompony Solomona, izay naka volamena avy tany Ofira, dia nitondra hazo almoga sy vato soa. 11 Ary ny hazo almoga dia nataon' ny mpanjaka ambaratonga mankamy ny tranony Jehovah sy ny lapan' andriana ary nataony lokanga sy valiha ho any ny mpihira koa; ary tsy mbola nisy hita toy izany teo aloha tamy ny tanin' ny Joda.

12 Ary Solomona mpanjaka dia nanome ny mpanjakavaviny Sheba kosa izay rehetra niriny, na inona na inona nangatahiny, afa-tsy izay *valin' ny* nentiny ho any ny mpanjaka; ka dia niverina izy, ary lasa nody tany amy ny taniny izy mbamy ny mpanompony.

*Ny varotra nataony Solomona mbamy ny hareny sy ny voninahiny.*

13 ARY ny lanjan' ny volamena izay tonga tao aminy Solomona isan-taona dia talenta volamena enina amby enim-polo amby enin-jato, 14 afa-tsy izay nentin' ny mpivarotra sy ny mpandranto. Ary ny mpanjakany Arabia rehetra sy ny mpanapaka ny tany dia samy nitondra volamena sy volafotsy ho any Solomona.

15 Ary Solomona mpanjaka nanao ampinga volamena lehibe roanjato tamy ny volamena voafisaka, ka takela-bolamena sekely enin-jato no napetaka tamy ny ampinga lehibe iray. 16 Ary nanao ampinga volamena telon-jato koa izy tamy ny volamena voafisaka, ka takela-bolamena sekely telon-jato no napetaka tamy ny ampinga iray. Dia napetraky ny mpanjaka tao amy ny trano Alany Libanona ireo. 17 Ary ny mpanjaka nanao seza fiandrianana ivory lehibe, ka nopetahany takela-bolamena tsara. 18 Nisy ambaratonga enina tamy ny seza fiandrianana sy fitoeran-tongotra volamena, izay naraikitra tamy ny seza fiandrianana, ary nisy fitehenana teo an-daniny roa tamy ny fipetrahana, ary nisy sarin-diona roa teo andanin' ny fitehenan-tànana; 19 ary nisy sarin-diona roa amby ny folo teo an-daniny roa teo amy ny ambaratonga enina. Tsy nisy natao tahaka izany tany amy ny fanjakana rehetra.

20 Ary ny fisotroany Solomona mpanjaka dia volamena avokoa, ary ny fanaka rehetra tao amy ny trano Alany Libanona koa dia volamena tsara avokoa; tsy nisy volafotsy ireo, fa natao toy ny tsinontsinona izany tamy ny androny Solomona. 21 Fa ny mpanjaka nanana sambo mpankany Tarsisy niaraka tamy ny mpanompony Hirama; ary indray

mandeha isan-telo taona no nihavian' ny sambony Tarsisy nitondra volamena sy volafotsy sy ivory sy rajako ary vorombola.[1]

22 Ary Solomona mpanjaka dia nanan-karena sady hendry indrindra noho ny mpanjaka rehetra ambonin' ny tany. 23 Ary ny mpanjaka rehetra ambonin' ny tany nitady hahita ny tavany Solomona mba hihaino ny fahendrena, izay nataon' Andriamanitra tao am-pony. 24 Ary izy rehetra dia samy nahatonga ny anjarany avy isan-taona, dia fanaka volafotsy sy fanaka volamena sy fitafiana sy fiadiana sy zava-manitra sy soavaly ary ampondra.

25 Ary Solomona nanana efi-trano efatra arivo fitoeran' ny soavaly mpitarika kalesy ary soavaly fitaingina roa arivo sy iray alina, izay nataony tao amin' ireo tanàna fitoeran-kalesy sy tao amy ny mpanjaka tany Jerosalema.

26 Ary nanjaka tamy ny mpanjaka rehetra hatramy ny Ony[2] ka hatramy ny tanin' ny Filistina ary hatramy ny sisiny Egypta izy.

27 Ary nataon' ny mpanjaka tahaka ny vato ny habetsaky ny volafotsy tany Jerosalema, ary ny hazo sedera nataony toy ny aviavy eny amy ny tany lemaka amoron-tsiraka.[3] 28 Ary nangalana soavaly avy tany Egypta sy tany amy ny tany rehetra koa Solomona.

29 Ary ny tantarany Solomona sisa, na ny voalohany na ny farany, tsy efa voasoratra va izany ao amy ny bokiny Natana mpaminany sy amy ny faminaniany Ahia Silonita sy amy ny fahitany Ido mpahita ny aminy Jeroboama, zanaky Nebata ?

30 Ary Solomona nanjaka efapolo taona tamy ny Isiraely rehetra tany Jerosalema. 31 Ary Solomona lasa nodi-mandry any amy ny razany, dia nalevina tao an-Tanànany Davida rainy izy ; ary Rehoboama zanany no nanjaka nandimby azy.

*Ny niodinan' ny firenena folo tsy hanaiky an-dRehoboama.*

X. ARY Rehoboama nankany Sekema, fa tany no efa nalehan' ny Isiraely rehetra hampanjaka azy.

2 Koa raha nandre izany Jeroboama, zanaky Nebata, izay efa nandositra nankany Egypta niala teo anatrehany Solomona mpanjaka, dia niverina avy tany Egypta izy. 3 Ary naniraka naka azy ny olona.

Dia tonga Jeroboama sy ny Isiraely rehetra ka niteny tamin-dRehoboama hoe : 4 Rainao dia nampitondra zioga mavesatra anay ; fa inty kosa mby aminao ka mba hamaivano ny fanompoana mafy tamin-drainao sy ny zioga mavesatra izay nataony taminay, dia hanompo anao izahay. 5 Fa hoy kosa izy taminy : Rehefa afaka hateloana, dia mankanesa atỳ amiko indray. Dia lasa ny olona.

6 Ary Rehoboama mpanjaka naka saina tamy ny zoki-olona izay nitoetra teo anatrehany Solomona rainy fony fahavelony ka nanao hoe : Ahoana no hevitra omenareo havaly ny vahoaka ? 7 Dia hoy ireo taminy : Raha ho mora amy ny vahoaka hianao ka hankasitraka azy sy hanao teny mora aminy, dia ho mpanomponao mandrakizay izy.

8 Nefa nolavin-dRehoboama ny saina nomen' ireo zoki-olona azy, dia naka hevitra tamy ny tovolahy izay indray nihira taminy sady efa nitoetra teo anatrehany izy ka nanao taminy hoe : 9 Ahoana kosa no mba hevitra omenareo havalintsika ny vahoaka izay niteny tamiko hoe : Hamaivano ny zioga izay nataon-drainao taminay ? 10 Ary ireo tovolahy indray nihira taminy nanao taminy hoe : Izao no lazao amy ny vahoaka izay niteny taminao hoe : Rainao nampitondra zioga mavesatra anay ; fa inty kosa mby aminao, ka mba

[1] pavo. [2] Eofrata. [3] *Heb.* Sefela.

hamaivano aminay izany,—izao no
lazao aminy: Ny ankihikeliko dia
lehibe noho ny valahan' ny raiko;
11 koa raha nampitondra zioga ma-
vesatra anareo ny raiko, izaho kosa
dia mainka hanampy ny zioga ho
entinareo; kotopia no namaizan' ny
raiko anareo, fa maingoka fikapo-
hana kosa no hamaizako anareo.
12 Ary Jeroboama sy ny va-
hoaka rehetra dia nankany amin-
dRehoboama tamy ny andro fahatelo
araka ilay nolazain' ny mpanjaka
hoe: Mankanesa atỳ amiko indray
amy ny andro fahatelo. 13 Ary
Rehoboama mpanjaka nanao teny
mafy tamy ny olona, fa nandà ny
hevitra nomen' ireo zoki-olona azy
izy 14 ka niteny taminy araka ny
hevitra nomen' ireo tovolahy hoe:
Nampitondra zioga mavesatra ana-
reo ny raiko, fa izaho kosa mainka
hanampy izany; kotopia no namai-
zan' ny raiko anareo, fa maingoka
fikapohana kosa no hamaizako
anareo.
15 Ka dia tsy nihaino ny olona
ny mpanjaka, fa avy tamin' An-
driamanitra izany zavatra izany
hahatanteraka ny teniny izay nam-
pilazainy any Ahia Silonita taminy
Jeroboama, zanaky Nebata.
16 Ary nony hitan' ny Isiraely
rehetra fa tsy nihaino azy ny mpan-
jaka, dia namaly ny mpanjaka ny
vahoaka ka nanao hoe: Inona moa
no anjaranay aminy Davida? Tsy
manana lova amy ny zanaky Jese
izahay. Samia mody any an-dainy
avy, ry Isiraely e; ankehitriny tan-
dremo ny taranakao, ry Davida ô.
Dia samy nody ho any an-dainy avy
ny Isiraely rehetra. 17 Fa ny
Zanak' Isiraely izay nonina tany an-
tanànan' ny Joda hiany no nanja-
kan-dRehoboama.
18 Ary dia naniraka any Ado-
rama, komandin' ny mpanao fanom-
poana, Rehoboama mpanjaka, nefa
ny Zanak' Isiraely nitora-bato azy,
ka maty izy. Dia niezaka faingana
nankeo amy ny kalesiny Rehoboama
mpanjaka handositra ho any Jerosa-
lema. 19 Ka dia niodina tamy ny
taranaky Davida ny Isiraely man-
draka andro any.

*Ny nanjakan-dRehoboama.*

XI. ARY nony tonga tany Jero-
salema Rehoboama, dia
novoriny ny taranaky Joda sy Ben-
jamina, dia miaramila valo alina
amby iray hetsy voafantina, hiady
amy ny Isiraely hampody ny fanja-
kana ho an-dRehoboama. 2 Kanjo
kosa ny teniny Jehovah tonga ta-
miny Semaia, lehilahin' Andriamani-
tra, ka nanao hoe: 3 Mitenena
amin-dRehoboama, zanaky Solo-
mona, mpanjakan' ny Joda, sy amy
ny Isiraely rehetra amy ny Joda
sy ny Benjamina hoe: 4 Izao no
lazainy Jehovah: Aza mandeha
hiady amy ny rahalahinareo, fa
samia mody any an-tranony avy
hianareo; fa avy amiko izao zavatra
izao. Ary nihaino ny teniny Jeho-
vah ny olona, ka dia samy lasa nody,
fa tsy nandeha hamely any Jero-
boama.
5 Ary Rehoboama nitoetra tany
Jerosalema ka nanamboatra tanàna
mimanda tany Joda. 6 Ny nam-
boariny dia izao: Betlehema sy
Etama sy Tekoa 7 sy Beti-zora sy
Soko sy Adolama 8 sy Gata sy Ma-
resa sy Zifa 9 sy Adoraima sy Lakisy
sy Azeka 10 sy Zora sy Aialona ary
Hebrona, izay tanàna mimanda ao
amy ny Joda sy ny Benjamina. 11
Ary nanamafy ny tanàna mimanda
izy sady nametraka mpanapaka tao
aminy ary nanisy hanina sy diloilo
ary divay betsaka. 12 Ary tamy
ny isam-bohitra dia nasiany ampinga
lehibe sy lefona avokoa, sady noha-
mafiny dia nohamafiny ny vohitra;
ary ny Joda sy ny Benjamina no
nomba azy.
13 Ary ny mpisorona sy ny Levita
izay teo amy ny Isiraely rehetra dia
nanatona azy avy tany amy ny fari-
taniny avy. 14 Fa ny Levita nan-
dao ny tanànany sy ny tany mano-

didina azy ka nankany Joda sy
Jerosalema (fa Jeroboama sy ny
zanany efa nanaisotra azy tsy ho
mpisorona ho any Jehovah, 15 fa
nanendry mpisorona ho amy ny
fitoerana avo sy ho any ny Seïrima [1]
ary ho any ny ombilahy kely izay
nataony). 16 Ary na iza na iza
tamy ny fireneny Isiraely rehetra no
nanolotra ny fony hitady any Jeho-
vah, Andriamanitry ny Isiraely, dia
nanaraka ireo nankany Jerosalema
hamono zavatra hatao fanatitra
ho any Jehovah, Andriamanitry ny
razany.
17 Ka dia nampahery ny fanja-
kan' ny Joda izy sady nampahavi-
trika an-dRehoboama, zanaky Solo-
mona, telo taona; fa nandeha tamy
ny làlany Davida sy Solomona telo
taona izy.
18 Ary Rehoboama naka any
Mahalota, zanakavaviny Jerimota,
zanaky Davida, sy Abihaila, zana-
kavaviny Eliaba, zanaky Jese, ho
vadiny, 19 izay nahazoany zaza, dia
Jeosy sy Semaria ary Zahama. 20
Ary nanarakaraka azy, dia nalainy
koa Imaka, zanakavaviny Absaloma,
izay niteraka any Abia sy Atahy sy
Ziza ary Selomita taminy. 21 Ary
Rehoboama tia an' Imaka, zanaka-
vaviny Absaloma, mihoatra noho ny
vadiny sy ny vaditsindranony rehe-
tra (fa naka vady valo amby ny
folo sy vaditsindrano enim-polo izy
ka niteraka lahy valo amby roa-polo
sy vavy enim-polo). 22 Ary Abia,
zanakalahin' Imaka, no nataon-
dRehoboama lohany ho mpanapaka
ny rahalahiny; fa izy no efa noka-
sainy hampanjakaina. 23 Ary hen-
dry izy ka nampiely ny zanany eran'
ny tanin' ny Joda sy ny Benjamina
rehetra, dia tany amy ny tanàna
mimanda rehetra, ka nomeny ha-
nina betsaka sady nitadiavany vady
maro.
XII. Ary Rehoboama, rehefa nam-
paudry ny fanjakany sady efa
nahery, dia nahafoy ny lalàny Jeho-
vah izy sy ny Isiraely rehetra.
2 Ary tamy ny taona fahadimy
nanjakan-dRehoboama mpanjaka dia
niakatra Sisaka, mpanjakany Egypta,
hamely any Jerosalema, fa nivadika
taminy Jehovah ny mponina tany,
3 ary nitondra kalesy roan-jato
amby arivo sy mpitaingin-tsoavaly
enina alina izy, ary tsy hita isa ny
olona izay nanaraka azy avy tany
Egypta, dia ny Lobita sy ny Sokita
ary ny Etiopiana. 4 Dia nahafaka
ny tanàna mimanda izay any Joda
izy ka tonga tany Jerosalema.
5 Ary Semaia mpaminany tonga
tao amin-dRehoboama sy ireo mpana-
paka ny Joda, izay tafangona tany
Jerosalema noho ny aminy Sisaka,
ka nanao taminy hoe: Izao no lazai-
ny Jehovah: Hianareo efa nahafoy
Ahy, koa Izaho kosa dia mba naha-
foy anareo ho eo an-tànany Sisaka.
6 Dia niaiky ireo mpanapaka ny
Isiraely sy ny mpanjaka ka nanao
hoe: Marina Jehovah.
7 Ary nony hitany Jehovah fa
niaiky izy, dia tonga tao aminy
Semaia indray ny teniny Jehovah
nanao hoe: Efa niaiky izy, ka dia
tsy handringana azy Aho, fa tsy ho
ela dia hamonjy azy;[2] ary tsy
haidiko aminy Jerosalema avy amy
ny tànany Sisaka ny fahatezerako.
8 Kanefa ho mpanompony hiany
izy, mba hahafantarany ny fanom-
poana Ahy sy ny fanompoana any
amy ny fanjakana hafa.
9 Dia niakatra Sisaka, mpanja-
kany Egypta, hamely any Jerosalema
ka namabo ny rakitry ny tranony
Jehovah sy ny rakitry ny tranon' ny
mpanjaka: samy nobaboiny avokoa
izy rehetra; ary nobaboiny koa ny
ampinga volamena izay nataony
Solomona. 10 Ary Rehoboama
mpanjaka nanao ampinga varahina
ho solon' ireny ka nanolotra azy ho
eo an-tànan' ny lehiben' ny mpiam-
bina, izay niambina ny varavaran'

[1] *Heb.* osilahy; *anaran' andriamani-tsi-izy.*

[2] *Na:* fa hamonjeko hiany.

ny tranon' ny mpanjaka. 11 Ary
na oviana na oviana no nidiran' ny
mpanjaka tao an-tranony Jehovah,
dia avy ny mpiambina naka ireo ka
namerina azy ho ao an-tranon' ny
mpiambina indray. 12 Ary raha
nanetry tena izy, dia niala taminy
ny fahatezerany Jehovah ka tsy
nahalany ringana azy; sady nisy
fahatsaram-panahy koa tamy ny
Joda.

13 Ary Rehoboama mpanjaka dia
nitombo hery tany Jerosalema, ka
dia nanjaka; iraika amby efa-polo
taona izy, fony vao nanjaka, ary fito
amby ny folo taona no nanjakany
tany Jerosalema, ilay tanàna nofi-
diny Jehovah tamy ny fireneny Isi-
raely rehetra hampitoerany ny ana-
rany. Ary ny anaran-dreniny dia
Nama Amonita. 14 Ary nanao
ratsy izy, satria tsy nampiomana ny
fony hitady any Jehovah.

15 Ary ny tantaran-dRehoboama,
na ny voalohany na ny farany, tsy
efa voasoratra ao amy ny bokiny
Semaia mpaminany sy Ido mpahita
ny amy ny firazanana va izany?
Ary niady mandrakariva Rehoboama
sy Jeroboama. 16 Ary Rehoboama
lasa nodi-mandry any amy ny razany,
dia nalevina tao an-Tanànany Davida
izy; ary Abia zanany no nanjaka
nandimby azy.

*Ny nanjakany Abia.*

XIII. ARY tamy ny taona faha-
valo amby ny folo nan-
jakany Jeroboama mpanjaka no vao
nanjakany Abia tamy ny Joda. 2
Telo taona no nanjakany tany Jero-
salema. Ary ny anaran-dreniny dia
Mikaia, zanakavaviny Oriela, avy
any Gibea.

Ary niady Abia sy Jeroboama.
3 Ary Abia niantomboka niady ka
nitondra miaramila mahery, dia lehi-
lahy efatra hetsy voafantina; ary
Jeroboama kosa nandahatra ny azy
hiady aminy, dia lehilahy valo hetsy
voafantina, samy mahery avokoa.

4 Ary Abia nijoro teo an-ten-
drombohitra Zemaraima, izay any
amy ny tany havoany Efraima, ka
nanao hoe: Mihainoa ahy, ry Jero-
boama sy ry Isiraely rehetra: 5
Moa tsy tokony ho fantatrareo va
fa nomeny Jehovah, Andriamanitry
ny Isiraely, ho any Davida mandra-
kizay ny fanjakan' ny Isiraely? dia
ho azy sy ny taranany amy ny fane-
kena nasian-tsira. 6 Nefa kosa
Jeroboama, zanaky Nebata, mpa-
nompony Solomona, zanaky Davida,
nitsangana ka niodina tamy ny
tompony. 7 Ary koa, nisy olom-
poana, tena ratsy fanahy, niangona
tao aminy ka nampahery ny tenany
hanohitra an-dRehoboama, zanaky
Solomona, raha mbola zaza sy tanora
fanahy izy ka tsy nahatohitra azy.
8 Ary ankehitriny hianareo mikasa
hanohitra ny fanjakany Jehovah,
izay eo an-tànan' ny taranaky Davi-
da; ary hianareo dia maro be, sady
misy ombilahy kely volamena ao
aminareo, izay nataony Jeroboama
ho andriamanitrareo.

9 Tsy efa noroahinareo va ny
mpisorony Jehovah, dia ny taranaky
Arona, sy ny Levita, ka nanendry
mpisorona ho anareo tahaka ny
fanaon' ny firenena amy ny tany
hafa hianareo? ka na zovy na zovy
mitondra vantotr' ombilahy sy on-
drilahy fito hanokanana ny tenany,
dia izy no tonga mpisorona amin'
ireo tsi-Andriamanitra. 10 Fa ny
aminay kosa, dia Jehovah no An-
driamanitray, ka tsy mba nahafoy
Azy izahay; ary ny mpisorona izay
manao fanompoam-pivavahana ho
any Jehovah, dia ny taranaky Arona;
ary ny Levita koa manao ny raha-
rahany; 11 ary mandoro fanatitra
odorana sy ditin-kazo manitra ho
any Jehovah isa-maraina sy isan-
kariva izy, ary ny mofo aseho koa
alahany eo amy ny latabatra tsara,
ary ny jiro koa ampirehetiny isan-
kariva ao amy ny fanaovan-jiro
volamena sy ny lela fanaovan-jirony;
fa izahay mitandrina izay nasainy
Jehovah Andriamanitray hotandre-

mana; fa hianareo kosa nahafoy
Azy. 12 Ary, indro, ato aminay
Andriamanitra ho mpitarika anay,
ary ny mpisorony sy ny trompetra
avo faneno hotsofina mafy hamele-
zana anareo. Ry Zanak' Isiraely ô,
aza miady aminy Jehovah, Andria-
manitry ny razanareo; fa tsy ham-
binina hianareo.

13 Fa nasainy Jeroboama nanom-
pirana no fandehan' ny otrika mba
ho tonga ao aoriany, ka dia izy teo
anoloan' ny Joda, ary ny otrika teo
ivohony. 14 Ary nony nitodika ny
Joda, ka, indreo, teo alohany sy teo
aoriany ny fahavalo, dia nitaraina
taminy Jehovah izy, ary ny mpiso-
rona nitsoka ny trompetra. 15 Dia
nihoby ny lehilahy amy ny Joda;
ary raha nihoby izy, Andriamanitra
dia namely any Jeroboama sy ny
Isiraely rehetra teo anoloany Abia
sy ny Joda. 16 Ary ny Zanak' Isi-
raely nandositra niala teo anoloan'
ny Joda; ary Andriamanitra nano-
lotra azy ho eo an-tànany, 17 ka
nahafatesany Abia sy ny vahoakany
be dia be izy; ary niampatrampatra
ny fatin' ny Isiraely, dia lehilahy
dimy hetsy voafantina.

18 Toy izany no nampietrena ny
Zanak' Isiraely fahizay; ary ny
taranaky Joda no nahery, satria
niankina taminy Jehovah, Andria-
manitry ny razany, izy.

19 Ary Abia nanenjika any Jero-
boama ka nahazo ny tanànany, dia
Betela mbamy ny zana-bohiny sy
Jesana mbamy ny zana-bohiny ary
Efrona[1] mbamy ny zana-bohiny.
20 Ary Jeroboama tsy naharina in-
tsony tamy ny androny Abia; ary
Jehovah namely azy, ka dia maty
izy.

21 Ary Abia nitombo hery, ary
nanam-bady efatra amby ny folo izy
ka niteraka lahy roa amby roa-polo
sy vavy enina amby ny folo.

22 Ary ny tantarany Abia sisa
mbamy ny nataony sy ny teniny
dia efa voasoratra ao amy ny bokiny
Ido mpaminany.

*Ny niandohan' ny nanjakany Asa, sy ny nandravany ny fombampivavahana tsy marina, ary ny nandreseny ny Etiopiana.*

23 ARY Abia lasa nodi-mandry
any amy ny razany, dia
nalevina tao an-Tanànany Davida
izy; ary Asa zanany no nanjaka
nandimby azy. Ary tamy ny an-
drony Asa dia nandry folo taona ny
tany.
XIV. Ary Asa nanao izay tsara sy
mahitsy eo imasony Jehovah
Andriamanitra; 2 fa nandrava ny
alitaran' ny firenena hafa sy ny
fitoerana avo izy sady nanorotoro
ny tsangam-baton-tsampy ary nikapa
ny Aseraha. 3 Ary nandidy ny
Joda hitady any Jehovah, Andria-
manitry ny razany, izy ary hankatò
ny lalàna sy ny didy. 4 Ary
nandrava ny fitoerana avo sy ny
tsangan-kazo[2] ho any ny masoandro
teny amy ny tanànan' ny Joda re-
hetra izy; dia nandry fahizay ny
fanjakana teo anatrehany.

5 Ary nanao tanàna mimanda tany
Joda izy; ka dia nandry fahizay ny
tany, fa tsy nisy ady tamin' izany
andro izany; fa Jehovah no nanome
azy fiadanana. 6 Dia hoy izy tamy
ny Joda: Andeha hamboarintsika
ireto tanàna ireto ka hasiantsika
mànda manodidina sy tilikambo ary
vavahady mihidy, raha mbola azon-
tsika zakaina ny tany; fa efa nitady
any Jehovah Andriamanitsika isika;
eny, nitady Azy isika, ka nanome
antsika fiadanana amy ny manodi-
dina Izy. Ary dia namboariny avo-
koa izany ka tontosa tsara.

7 Ary Asa nanana miaramila, dia
telo hetsy mpitana ampinga lehibe
sy lefona avy tamy ny Joda, ary
valo alina amby roa hetsy mpitana
ampinga sy tsipìka avy amy ny

[1] *Na:* Efraina. [2] *Na:* tsangam-bato.

Benjamina; ireo rehetra ireo dia
lehilahy mahery avokoa. 8 Ary
Zera Etiopiana nivoaka hiady tamin'
ireo ka nitondra miaramila iray
tapitrisa sy kalesy telon-jato, ka dia
tonga tao Maresa. 9 Ary Asa ni-
voaka hiady taminy, dia samy nila-
hatra hiady teo an-dohasaha Zefata
akaikiny Maresa izy.

10 Ary Asa nitaraina taminy Je-
hovah Andriamaniny ka nanao hoe:
Jehovah ô, tsy misy afa-tsy Hianao
no mahavonjy ny tsy manan-kery,
raha iadian' ny maro izy,[1] ka vonjeo
izahay, Jehovah Andriamanitray ô,
fa Hianao no iankinanay, ary ny
anaranao no andehananay hiady
amin' ireto olona ireto. Jehovah ô,
Hianao no Andriamanitray; aza
avela hisy olona haharesy Anao.

11 Ary Jehovah namely ny Etio-
piana teo anoloany Asa sy ny Joda,
ka dia nandositra ireny. 12 Ary
Asa sy ny vahoaka teo aminy na-
nenjika azy hatrany Gerara, ka dia
nahafatesana be ny Etiopiana ka
tsy naharina intsony; fa voaringana
teo anoloany Jehovah sy ny miara-
milany izy, ka nahazoan' ny Joda
babo betsaka. 13 Ary namely ny
tanàna rehetra manodidina any Ge-
rara izy; fa ny fahatahorana any
Jehovah nahazo ireo, ka nobaboiny
ny tanàna rehetra, fa be ny babo
tao. 14 Ary namely ny vala izy ka
nahazo babo betsaka, dia ondry
aman-osy sy rameva, ary dia niverina
ho any Jerosalema izy.

*Ny nananarany Azaria mpaminany any Asa, ary ny fahazotoany Asa handrava ny fivavahana tsy marina sy hanangana indray ny fivavahana aminy Jehovah.*

XV. ARY ny Fanahin' Andria-
manitra tonga taminy
Azaria, zanaky Odeda; 2 ary dia
nivoaka hitsena any Asa izy ka
nanao taminy hoe: Mihainoa ahy,
ry Asa mbamy ny Joda sy ny Ben-
jamina rehetra: Jehovah momba
anareo, raha hianareo momba Azy;
ary raha mitady Azy kosa hianareo,
dia hahita Azy; fa raha mahafoy
Azy hianareo, dia hahafoy anareo
Izy. 3 Ary efa ela ny Isiraely no
tsy nanana an' Andriamanitra ma-
rina, na mpisorona mampianatra, na
lalàna. 4 Fa raha niverina taminy
Jehovah, Andriamanitry ny Isiraely,
izy, nony azom-pahoriana, ka nitady
Azy, dia nahita Azy. 5 Ary tamin'
izany dia tsy nisy fiadanana ho an'
izay nivoaka na izay niditra; fa
horohoro be no nahazo ny mponina
rehetra tamy ny tany. 6 Ary nifan-
dringana ny firenena sy ny tanàna,
fa Andriamanitra nampangorohoro
azy tamy ny fahoriana rehetra. 7
Koa mahereza hianareo, fa aza mira-
viravy tànana; fa hisy valim-pitia
tokoa ny ataonareo.

8 Ary raha reny Asa izany teny
izany sy ny faminaniany Odeda mpa-
minany, dia niezaka izy ka nanai-
sotra ny sampy fahavetavetana tamy
ny tanin' ny Joda sy ny Benjamina
rehetra ary tamy ny tanàna izay
azony tany amy ny tany havoany
Efraima sady nanavao ny alitarany
Jehovah izay teo anoloan' ny lava-
rangana fidirana amy ny tranony
Jehovah.

9 Ary novoriny ny Joda sy ny
Benjamina rehetra sy ny vahiny teo
aminy izay avy tany amy ny Efrai-
ma sy ny Manase ary ny Simeona;
fa betsaka no nanatona azy avy
tamy ny Isiraely, raha hitany fa
Jehovah Andriamaniny no teo
aminy. 10 Ary nivory tany Jero-
salema ireo tamy ny volana fahatelo
tamy ny taona fahadimy amby ny
folo nanjakany Asa. 11 Ary an-
drotrizay no nanaterany fanatitra
ho any Jehovah tamy ny babo izay
nentiny, dia omby fiton-jato sy ondry
aman-osy fito arivo. 12 Ary nanao
fanekena hitady any Jehovah, An-
driamanitry ny razany, tamy ny

[1] *Na:* Jehovah ô, mora foana aminao ny hamonjy na ny mahery na izay tsy manan-kery.

fony rehetra sy ny fanahiny rehetra
izy, 13 ka na iza na iza tsy mety mi-
tady any Jehovah, Andriamanitry
ny Isiraely, dia hatao maty, na kely
na lehibe, na lahy na vavy. 14 Ary
nianiana ho any Jehovah tamy ny
feo mahery sy ny fihobiana ary tamy
ny trompetra sy ny anjomara izy.
15 Ary ny Joda rehetra nifaly noho
ny fianianana, fa efa nianiana tamy
ny fony rehetra izy sady nazoto
nitady any Jehovah indrindra, ka
dia nahita Azy; ary Jehovah dia
nanome azy fiadanana tamy ny ma-
nodidina fahizay.

16 Ary na dia Imaka, reniny Asa
mpanjaka, aza dia naetriny tsy ho
andriambavy, satria efa nanao sampy
ho any ny Aseraha izy; ary Asa
nikapa ny sampiny, dia nanorotoro
ka nandoro azy tao amy ny lohasa-
han-driaka Kidrona. 17 Fa ny
fitoerana avo tsy mba noravana
tamy ny Isiraely; nefa nahitsy ny
fony Asa tamy ny androny rehetra.
18 Ary nampidiriny ho ao an-trano-
ny Jehovah ny zavatra izay noha-
masinin-drainy mbamin' izay noha-
masinin' ny tenany, dia volafotsy sy
volamena ary fanaka.

19 Ary tsy nisy ady intsony ha-
tramy ny taona fahadimy amby telo-
polo nanjakany Asa.

*Ny nanambazany Asa any Beni-ha-
dada, mpanjakany Syria, hanampy
azy hiady aminy Basa, mpanja-
kan' ny Isiraely, sy ny nananarany
Hanany mpaminany azy noho
izany, ary ny nahafatesany Asa.*

XVI. TAMY ny taona fahenina
amby telo-polo nanjaka-
ny Asa dia niakatra Basa, mpanja-
kan' ny Isiraely, hamely ny Joda,
ka nanamboatra any Rama izy mba
tsy hisy hahazo hivoaka na hiditra
ho any Asa, mpanjakan' ny Joda.

2 Ary Asa namoaka volafotsy sy
volamena avy tamy ny rakitry ny
tranony Jehovah sy ny tranon' ny
mpanjaka, dia nampitondra azy tany
aminy Beni-hadada, mpanjakany
Syria, izay nitoetra tany Damasko-
sy, ka nanao hoe: 3 Misy[1] fanekena
amiko sy aminao, dia ilay tamy ny
raiko sy ny rainao; koa, indro,
mampanatitra volafotsy sy volamena
ho anao aho, ka andeha, tsoahy ny
fanekenao aminy Basa, mpanjakan'
ny Isiraely, mba hialany amiko. 4
Ary Beni-hadada nanaiky ny teniny
Asa mpanjaka ka naniraka ireo
komandin' ny miaramilany hamely
ny tanànan' ny Isiraely; dia nan-
drava any Iona sy Dana sy Abela-
maima ary ny trano fitehirizana re-
hetra izay teny amy ny tanànan' ny
Naftaly izy.

5 Ary nony reny Basa izany, dia
nitsahatra tsy nanamboatra any
Rama intsony izy, fa natsahany
ny asany. 6 Ary Asa mpanjaka
namory ny Joda rehetra; ary dia
nesorin' ny olona ny vato sy ny
hazo tao Rama, izay naoriny Basa,
ka nentiny nanamboatra any Geba
sy Mizpa.

7 Ary tamin' izany andro izany
dia nankeo aminy Asa, mpanjakan'
ny Joda, Hanany mpahita ka nanao
taminy hoe: Noho ny niankinanao
tamy ny mpanjakany Syria, fa tsy
niankina taminy Jehovah Andria-
manitrao hianao, dia afa-nandositra
ny tànanao ny miaramilan' ny mpan-
jakany Syria. 8 Tsy maro be va
ny Etiopiana sy ny Lobita, ary tsy
maro be koa va ny kalesiny sy ny
mpitaingin-tsoavaliny? Nefa noho
ny niankinanao taminy Jehovah,
dia natolony teo an-tànanao ireo. 9
Fa ny masony Jehovah mijery eny
tontolo eny eran' ny tany rehetra,
mba hisehoany aman-kery hamonjy
izay manana fo mahitsy aminy.
Adala hianao tamin' izany, ka dia
hisy ady hahazo anao hatramin' izao.

10 Dia tezitra tamin' ilay mpa-
hita Asa ka nanao azy tao an-trano-
maizina; fa nisafoaka taminy in-

[1] *Na:* Aoka hisy.

drindra izy noho izany. Ary ny
olona sasany koa dia nampahoriny
Asa tamin' izay.
11 Ary, indro, ny tantarany Asa,
na ny voalohany na ny farany, dia
efa voasoratra ao amy ny bokin' ny
mpanjakan' ny Joda sy ny Isiraely.
12 Tamy ny taona fahasivy amby
telo-polo nanjakany Asa dia narary
tamy ny tongony izy, ka nihamafy
indrindra ny aretiny; nefa na dia
narary aza izy, dia tsy nitady any
Jehovah, fa ny mpanao fanafody
hiany. 13 Ary Asa lasa nodi-
mandry any amy ny razany; maty
izy tamy ny taona fahiraika amby
efa-polo nanjakany. 14 Dia nale-
vina tao amy ny fasany hiany izy,
izay nolavahany tao an-Tanànany
Davida, ka nampandrina teo amy
ny fandriana efa nofenoina zava-
manitra samihafa voaharoharo ara-
ka ny fanaon' ny mpangaroharo
zava-manitra, ary nandoroany zava-
tra betsaka ho fisaonana azy.

*Ny niandohan' ny nanjakany Josa-
fata, 'sy ny fahazotoany hampan-
droso ny fivavahana taminy Je-
hovah, ary ny nanambinana azy.*

XVII. ARY Josafata, zanaky Asa,
no nanjaka nandimby
azy, ary nitombo hery hiaro tena
tamy ny Isiraely izy. 2 Ary nam-
ponina miaramila tamy ny tanàna
mimanda rehetra erany Joda izy
sady nametraka miaramila tany amy
ny tany Joda sy tany amin' izay
tanànan' ny Efraima efa azony Asa
rainy. 3 Ary Jehovah nomba any
Josafata, satria nandeha tamy ny
nalehany Davida rainy izy, dia ilay
tamy ny voalohany, fa tsy mba
nitady ireo Bala; 4 fa Jehovah,
Andriamanitry ny rainy, kosa no
notadiaviny, ary araka ny didiny no
nalehany, fa tsy mba araka ny
fanaon' ny Isiraely. 5 Koa dia
nampitoeriny Jehovah teo an-tànany
ny fanjakana; ary ny Joda rehetra
nitondra fanomezana ho any Josa-
fata, ka dia nanana harena sy vonina-
hitra be izy. 6 Ary ny fony niha-
natoky tamy ny làlany Jehovah, dia
noravany tsy ho eo amy ny Joda ny
fitoerana avo sy ny Aseraha.
7 Ary tamy ny taona fahatelo
nanjakany dia naniraka ny mpana-
paka izy, dia Benaila sy Obadia sy
Zakaria sy Netanela ary Mikaia,
hampianatra tany amy ny tanànan'
ny Joda. 8 Ary nisy Levita koa
niaraka tamin' ireo, dia Semaia sy
Netania sy Zebadia sy Asahela sy
Semiramota sy Jonatana sy Adonia
sy Tobia ary Tob-adonia, Levita,
mbaminy Elisama sy Jorama, mpi-
sorona. 9 Ary nampianatra tany
Joda izy ireo, ka nentiny ny bokin'
ny lalàny Jehovah, dia nitety ny
tanànan' ny Joda rehetra izy ka
nampianatra teny amy ny olona.
10 Ary ny tahotra any Jehovah
nahazo ny fanjakana rehetra tamy
ny tany manodidina any Joda, ka
dia tsy nisy niady taminy Josafata
ireo. 11 Ary ny Filistina sasany
nitondra fanomezana sy vola hetra
ho any Josafata; ary ny Arabo koa
nitondra ondry aman-osy, dia ondri-
lahy fiton-jato amby fito arivo sy
osilahy fiton-jato amby fito arivo.
12 Ary Josafata nihahery indrindra
ka nanao trano fiarovana sy tanàna
fitehirizana tany Joda. 13 Ary
nanana fananana betsaka tao amy ny
tanànan' ny Joda koa sy miaramila,
lehilahy mahery, tany Jerosalema
izy.
14 Ary izao no nandaminana azy
araka ny fianakaviany avy: Ny
mpifehy arivo tamy ny Joda dia
Adna komandy, ary ny fehiny dia
lehilahy mahery telo hetsy; 15 ary
nanarakaraka azy dia Johanana ko-
mandy, ary ny fehiny dia valo alina
amby roa hetsy; 16 ary nanaraka-
raka azy indray dia Amasia, zanaky
Zikry, ilay nanolo-tena ho any Je-
hovah, ary ny fehiny dia lehilahy ma-
hery roa hetsy. 17 Ary tamy ny Ben-
jamina dia Eliada, lehilahy mahery,
ary ny fehiny dia lehilahy roa hetsy
mitondra tsipìka sy ampinga; 18

ary nanarakaraka azy dia Jozabada,
ary ny fehiny dia valo alina amby
iray hetsy efa voaomana hiady. 19
Ireo no mpitoetra tamy ny mpanjaka, afa-tsy izay nampitoerin' ny mpanjaka tany amy ny tanàna mimanda erany Joda rehetra.

*Ny nikambanany Josafata sy Ahaba hiady tamy ny Syriana, sy ny nakany hevitra tamy ny mpaminany, ary ny nahafatesany Ahaba, sy ny niverenany Josafata nankany Jerosalema.*

XVIII. ARY Josafata nanana harena sy voninahitra be; ary ny zanani-lahy dia nampanambadiny ny zanakavaviny Ahaba.
2 Koa nony ela dia nidina nankany aminy Ahaba tany Samaria izy. Ary Ahaba namono ondry aman-osy sy omby betsaka ho azy sy ho any ny olona nanaraka azy, dia nitaona azy hiakatra ho any Ramota-gileada.
3 Ary hoy Ahaba, mpanjakan' ny Isiraely, taminy Josafata, mpanjakan' ny Joda: Mba hiaraka amiko ho any Ramota-gileada va hianao? Dia hoy izy taminy: Eny, fa tahaka ny tenanao hiany aho, ka ny oloko dia olonao; koa hiaraka aminao ho any an-tafika izahay.

4 Ary hoy Josafata tamy ny mpanjakan' ny Isiraely: Masìna hianao, anontanio aloha ny teniny
Jehovah. 5 Ary ny mpanjakan' ny Isiraely dia nanangona ny mpaminany efa-jato lahy ka nanao taminy hoe: Handeha hanafika any Ramota-gileada va isika, sa hijanona hiany aho? Dia hoy ireo: Mandehana, fa hatolotr' Andriamanitra eo antànanao izy, ry mpanjaka.

6 Ary hoy kosa Josafata: Moa tsy misy mpaminaniny Jehovah koa
va eto mba hanontaniantsika? 7
Dia hoy ny mpanjakan' ny Isiraely taminy Josafata: Mbola misy lehilahy iray hiany ahazoantsika manontany aminy Jehovah, saingy halako izy, satria tsy mbola naminany soa ho ahy izy, fa loza hiany mandrakariva; Mikaia, zanaky Jimla, no anarany. Dia hoy Josafata: Aza dia manao izany, ry mpanjaka.

8 Ary ny mpanjakan' ny Isiraely niantso ny tandapa[1] anankiray ka nanao taminy hoe: Alao faingana Mikaia, zanaky Jimla.

9 Ary ny mpanjakan' ny Isiraely sy Josafata, mpanjakan' ny Joda, samy nipetraka teo amy ny seza fiandrianany avy teo amy ny famoloana eo anoloan' ny vavahadiny Samaria, sady samy efa niakanjo ny akanjony avy; ary ny mpaminany rehetra naminany teo anatrehany.
10 Ary Zedekia, zanaky Kenana, dia nanao tandro-by ka nanao hoe: Izao no lazainy Jehovah: Ireto no hanotoanao ny Syriana mandrapaharingany. 11 Ary ny mpaminany rehetra naminany toy izao koa hoe: Mandehana ho any Ramota-gileada, dia hambinina hianao; fa hatolotry Jehovah eo an-tànanao izy, ry mpanjaka.

12 Ary ilay iraka izay nandeha naka any Mikaia niteny taminy hoe: Indro, fa efa iray teny avokoa izao ny mpaminany, ka samy *milaza* soa ho any ny mpanjaka; masìna hianao, aoka re ny teninao mba ho tahaka ny any ny anankiray amin' ireo, ka mba mitenena soa koa. 13
Dia hoy Mikaia: Raha velona koa Jehovah, izay lazain' Andriamanitro hiany no hambarako. 14 Dia nankany amy ny mpanjaka izy.

Ary hoy ny mpanjaka taminy: Ry Mikaia, handeha hanafika any Ramota-gileada va isika, sa hijanona hiany aho? Ary izy namaly azy hoe: Mandehana, dia hambinina hianareo, fa hatolotra eo an-tànanareo izy. 15
Ary hoy ny mpanjaka taminy: Impiry no hampianianako anao mba tsy hilaza na inona na inona amiko amy ny anarany Jehovah afa-tsy

[1] *Heb.* ionoka.

izay marina hiany? 16 Dia hoy
Mikaia: Hitako fa indreny ny Isi-
raely rehetra niely teny an-tendrom-
bohitra toy ny ondry tsy misy mpian-
dry, ary hoy Jehovah: Ireto efa tsy
manan-tompo, ka aoka izy samy hody
soa aman-tsara any an-tranony avy.
17 Dia hoy ny mpanjakan' ny
Isiraely taminy Josafata: Tsy efa
voalazako taminao va fa tsy mba
mety maminany soa ho ahy izy, fa
loza hiany?

18 Ary hoy Mikaia: Henoy ary
ny teniny Jehovah: Nahita any
Jehovah nipetraka teo amy ny seza
fiandrianany aho, ary ireo maro be
rehetra any an-danitra nitsangana
teo amy ny ankavanany sy teo amy
ny ankaviany. 19 Ary hoy Jeho-
vah: Iza no hitaona any Ahaba,
mpanjakan' ny Isiraely, handeha ho
any Ramota-gileada ka ho lavo any?
Ary ny anankiray niteny toy izao,
ary ny anankiray kosa niteny toy
izao. 20 Dia nandroso ny fanahy
ka nitsangana teo anatrehany Jeho-
vah ary nanao hoe: Izaho no hitaona
azy. Ary hoy Jehovah taminy:
Amin' inona anefa? 21 Dia hoy
izy: Hivoaka aho ka ho tonga
fanahy mandainga ao am-bavan' ny
mpaminaniny rehetra. Dia hoy in-
dray Jehovah: Ho voataonanao hia-
ny izy, ka hahatanteraka hianao;
mivoaha ary, ka ataovy izany. 22
Koa, indro, Jehovah efa nanisy
fanahy mandainga ao am-bavan'
ireto mpaminaninao ireto, ary Izy
koa efa nilaza ny loza hanjo anao.

23 Fa Zedekia, zanaky Kenana,
nanatona, dia namely ny takolaky
Mikaia sady nanao hoe: Taiza no
làlana nialan' ny Fanahiny Jehovah
tamiko hiteny aminao? 24 Dia hoy
Mikaia: Indro, ho hitanao izany
amy ny andro hidiranao ao amy ny
efi-trano anatiny[1] hierenao. 25 Dia
hoy ny mpanjakan' ny Isiraely:
Raiso Mikaia, ka ento miverina izy
ho any aminy Amona, komandin' ny
tanàna, sy ho any aminy Joasy,
zanaky ny mpanjaka, 26 ka lazao
hoe: Izao no lazain' ny mpanjaka:
Ataovy ao an-trano-maizina ilehity,
ka fahano mofom-pahoriana sy
ranom-pahoriana izy mandra-paha-
tongako soa aman-tsara.

27 Fa hoy Mikaia: Raha tàhiny
ho tafaverina soa aman-tsara hianao,
dia tsy nampiteneniny Jehovah aho
tsy akory. Ary hoy koa izy: Samia
mihaino izany, ry firenena rehetra.

28 Dia niakatra nankany Ramota-
gileada ny mpanjakan' ny Isiraely
sy Josafata, mpanjakan' ny Joda.
29 Ary hoy ny mpanjakan' ny Isi-
raely taminy Josafata: Hody olon-
kafa aho ka hitsarapaka any anatin'
ny ady, fa hianao kosa dia miakan-
joa ny akanjonao hiany. Dia nody
olon-kafa ny mpanjakan' ny Isiraely
ka nitsarapaka tany anatin' ny ady.

30 Fa ny mpanjakany Syria efa
nandidy ireo komandin' ny kalesiny
nanao hoe: Aza miady na amy ny
kely na amy ny lehibe, afa-tsy amy
ny mpanjakan' ny Isiraely hiany.

31 Ary nony nahita any Josafata
ireo komandin' ny kalesy, dia hoy
izy: Iny mihitsy no mpanjakan' ny
Isiraely. Dia nohodidininy hasiany
izy, ka dia niantsoantso Josafata,
ary Jehovah namonjy azy; eny,
Andriamanitra nampiala ireo teo
aminy; 32 ary rehefa hitan' ireo
komandin' ny kalesy fa tsy ny mpan-
jakan' ny Isiraely izy, dia niverina
niala taminy ireo. 33 Ary nisy
lehilahy anankiray nandefa zana-
tsipìka kitoatoa ka nahavoa ny
mpanjakan' ny Isiraely teo anelane-
lan' ny fiarovan-tratrany sy ny eo
ambaniny; ka dia hoy izy tamy ny
mpampandeha ny kalesiny: Aho-
dino, ka ento miala eto amy ny
mpiady aho, fa voa. 34 Ary niha-
mafy ny ady tamin' izany andro
izany; ary ny mpanjakan' ny Isi-
raely nihafy nitsangana teo amy ny
kalesiny tandrifin' ny Syriana man-

[1] *Na:* hitsofotsofohanao amy ny efi-trano.

dra-paharivan' ny andro; fa nony
efa hilentika ny masoandro, dia maty
izy.

XIX. Ary Josafata, mpanjakan'
ny Joda, niverina soa aman-
tsara ho any an-tranony tany Jero-
salema. 2 Ary nivoaka hitsena azy
Jeho, zanaky Hanany mpahita, ka
nanao taminy Josafata mpanjaka
hoe: Moa ny ratsy fanahy va no
tokony hampiana, ary izay manka-
hala any Jehovah va no tokony ho
tianao? Koa noho izany dia tezitra
aminao Jehovah. 3 Nefa mba misy
fahatsaram-panahy hita hiany ami-
nao, fa noravanao tsy ho eo amy ny
tany ny Aseraha, sady nampiomana
ny fonao hitady an' Andriamanitra
hianao.

*Ny nataony Josafata hahatsara ny fitondram-panjakana.*

4 ARY Josafata nitoetra tany
Jerosalema; ary nandeha
hitety ny olona indray izy hatrany
Beri-sheba ka hatrany amy ny tany
havoany Efraima ary nampiverina
ny olona ho aminy Jehovah, Andria-
manitry ny razany.

5 Ary nanendry mpitsara tamy
ny tany izy, dia tamy ny isan-
tanàna mimanda erany Joda, 6 ka
nanao taminy hoe: Tandremo izay
hataonareo; fa tsy ho an' olona no
hitsaranareo, fa ho any Jehovah,
sady momba anareo ao amy ny fitsa-
rana Izy. 7 Koa aoka ho ao ami-
nareo ny tahotra any Jehovah; tan-
dremo ka ataovy izany, fa tsy mba
misy heloka aminy Jehovah Andria-
manitsika, na fizahan-tavan' olona,
na fandraisana kolikoly.

8 Ary tany Jerosalema koa no
nanendreny Josafata ny sasany tamy
ny Levita sy ny mpisorona ary ny
lohan' ny fianakaviana tamy ny
Isiraely ho amy ny fitsarany Jeho-
vah sy ny adin' olona (fa efa tafa-
verina tany Jerosalema izy tamin'
izay), 9 ka dia nandidy azy hoe:
Izao no hataonareo amy ny fahata-
horana any Jehovah sy amy ny
fahamarinana ary amy ny fo ma-
hitsy: 10 Na inona na inona no ady
avy amy ny rahalahinareo izay mo-
nina amy ny tanànany, na ny amy
ny mahafaty aina, na ny amy ny
hevitry ny lalàna sy ny didy ary ny
fitsipika samihafa, dia anaro izy mba
tsy ho meloka aminy Jehovah, fan-
drao iharan' ny fahatezerana hiana-
reo sy ny rahalahinareo; izany no
ataovy, dia tsy ho meloka hianareo.
11 Ary, indro, Amaria mpisoronabe
no ho lehibenareo amy ny rahara-
hany Jehovah rehetra; ary Zebadia,
zanaky Isimaela, mpanapaka ny
taranaky Joda, ho lehibenareo amy
ny raharahan' ny mpanjaka rehetra
kosa; ary ny Levita ho mpifehy
hanampy anareo. Mahereza, ka
mahefà; ary Jehovah anie homba
izay tsara.

*Ny nandehanan' ny Moabita sy ny namany hiady tamy ny Joda, ary ny vavaka nataony Josafata, sy ny namonjen' Andriamanitra azy.*

XX. ARY nony afaka izany, dia
avy hiady taminy Josa-
fata ny taranaky Moaba sy ny tara-
naky Amona mbamy ny any an-
koatry ny Amonita.[1] 2 Ary nisy
tonga ka nanambara taminy Josa-
fata hoe: Indreo, misy olona betsaka
avy any an-dafin' ny ranomasina,
dia avy any Syria, ho avy hiady
aminao; ary indreo izy ao Hazezon-
tamara (En-jedy izany). 3 Dia na-
tahotra Josafata ka nanatrika tsara
hitady any Jehovah sady niantso
andro fifadian-kanina ho any ny
tanin' ny Joda rehetra. 4 Dia nian-
gona ny Joda hangataka *famonjena*
aminy Jehovah; eny, avy tamy ny
tanànan' ny Joda rehetra hitady any
Jehovah izy.

5 Ary Josafata nitsangana teo
amy ny fiangonan' ny Joda sy
Jerosalema, tao amy ny tranony

[1] *Na:* [mbamy ny Meonita]; *izahao* xxvi. 7.

Jehovah, teo anoloan' ny kianja
vaovao, 6 ka nanao hoe : Ry Jeho-
vah ô, Andriamanitry ny razanay,
tsy Hianao va no Andriamanitra
any an-danitra? Eny, Hianao no
manapaka amy ny fanjakan' ny
jentilisa rehetra, ary eo an-tànanao
ny hery sy ny fahefana, ka tsy misy
mahasakana Anao. 7 Ry Andria-
manitray ô, tsy Hianao va no nan-
droaka ny mponina tamin' ity tany
ity hiala teo anoloan' ny Isiraely
olonao ka nanome azy mandrakizay
ho any ny taranaky Abrahama sa-
kaizanao? 8 Ary nonina taty izy
ka nanao fitoerana masina teto ho
any ny anaranao sady nanao hoe :
9 Raha manjo anay ny loza, na sa-
batra, na famaliana, na areti-man-
dringana, na mosary, ary hitsangana
manatrika ity trano ity sy eto ana-
trehanao izahay (fa ny anaranao no
amin' ity trano ity) ka hitaraina
aminao amy ny fahorianay, dia
hihaino Hianao ka hamonjy.

10 Koa indreo ny taranaky Amo-
na sy Moaba ary ny avy any an-
tendrombohitra Seïra, dia ilay tsy
navelanao hotafihin' ny Isiraely,
fony izy nivoaka avy tany amy ny
tany Egypta, ka nivily fa tsy nan-
dringana azy ; 11 nefa indreo izy
mamaly ratsy anay ka avy handroaka
anay amy ny lova nomenao anay.
12 Ry Andriamanitray ô, tsy hitsara
azy va Hianao? Fa izahay dia tsy
manan-kery hanohitra ireo olona
betsaka ireo, izay avy hamely anay,
koa tsy hitanay izay hataonay ; fa
Hianao no andrandrain' ny masonay.

13 Ary ny Joda rehetra mbamy
ny vadiny aman-janany koa dia samy
nitsangana teo anatrehany Jehovah.

14 Ary Jahaziela, zanaky Zakaria,
zanaky Benaia, zanaky Jeiela, za-
naky Matania, Levita amy ny tara-
naky Asafa, dia voatsindrin' ny
Fanahiny Jehovah teo amy ny fian-
gonana 15 ka nanao hoe : Mihainoa
hianareo, ry Joda rehetra sy ry
mponina any Jerosalema, ary hianao,
ry Josafata mpanjaka : Izao no
lazainy Jehovah aminareo : Aza
matahotra na mivadi-po ny amin'
ireo olona betsaka ireo, fa tsy anareo
ny ady, fa an' Andriamanitra. 16
Rahampitso dia midìna hiady aminy
hianareo ; fa, indreo, hiakatra amy
ny fiakarana Ziza izy ; ary hianareo
hahita azy eo amy ny faran' ny
lohasahan-driaka tandrifin' ny efitry
Jeroela. 17 Tsy hianareo anefa no
hiady amin' ity ; mijanòna tsara, fa
ho hitanareo ny hamonjeny Jehovah
anareo, ry Joda sy Jerosalema. Aza
matahotra na mivadi-po, fa raham-
pitso dia mivoaha hiady aminy ; fa
Jehovah no momba anareo.

18 Dia niankohoka tamy ny tany
Josafata ; ary ny Joda sy ny mpo-
nina rehetra tany Jerosalema nian-
kohoka teo anatrehany Jehovah koa
ka nivavaka. 19 Dia nitsangana
ny Levita, taranaky ny Kehatita sy
taranaky ny Koraïta, mba hidera
any Jehovah, Andriamanitry ny
Isiraely, tamy ny feo mahery in-
drindra.

20 Ary nifoha maraina koa izy,
dia niainga nankany an-efitry Te-
koa ; ary nony nivoaka izy, dia
nitsangana teo Josafata ka nanao
hoe : Mihainoa ahy, ry Joda, sy hia-
nareo, ry mponina eto Jerosalema :
Minoa any Jehovah Andriamanitra-
reo, dia ho tafatoetra hianareo ; mi-
noa ny mpaminaniny, dia hambinina
hianareo. 21 Ary rehefa niara-nihe-
vitra tamy ny olona izy, dia nanen-
dry mpihira ho any Jehovah hidera
amy ny fihaingoana masina, raha
mivoaka eo anoloan' ny olona efa
voaomana hiady, ka hanao hoe : Mi-
derà any Jehovah, fa mandrakizay
ny famindrampony.

22 Ary raha vao nanomboka niho-
by sy nidera ireo, dia nasiany Jeho-
vah otrika hamely ny taranaky
Amona sy Moaba sy ny avy any
an-tendrombohitra Seïra, izay avy
hamely ny Joda, ka dia resy ireo.
23 Dia nitsangana ny taranaky
Amona sy Moaba namely ny avy
any an-tendrombohitra Seïra ka na-

mono sy nandringana azy; ary nony voaringany ny mponina tany Seïra, dia nifandringana kosa izy samy izy hiany.

24 Ary nony tonga teo amin' ilay fitazanana any an-efitra ny Joda, dia nijery ireo olona betsaka ireo izy, koa, indreo, nisy faty niampatrampatra tamy ny tany, fa tsy nisy afa-nandositra. 25 Ary avy hamabo azy Josafata sy ny vahoakany, dia nahita harena betsaka sy faty[1] ary fanaka saro-bidy teo izy, ka dia namabo mihoatra noho izay zakany ho entina; ary hateloana no nanangonany ny babo, fa be dia be ireny. 26 Ary tamy ny andro fahefatra dia nivory tao amy ny lohasaha Beraka[2] izy, fa tany no nisaorany any Jehovah; koa izany no nanaovany izany tany izany hoe Lohasaha Beraka mandraka andro any.

27 Koa dia niverina ny lehilahy rehetra amy ny Joda sy Jerosalema, ary Josafata nitarika azy hankany Jerosalema indray tamy ny fifaliana, fa Jehovah nampifaly azy ny amy ny fahavalony. 28 Ary tonga tany Jerosalema izy nitondra valiha sy lokanga ary trompetra ka nankao an-tranony Jehovah.

29 Ary ny fahatahorana an' Andriamanitra nahazo ny fanjakàna rehetra manodidina, nony efa reny fa Jehovah no niady tamy ny fahavalon' ny Isiraely. 30 Ary nandry fahizay ny fanjakany Josafata; fa nomen' Andriamaniny fiadanana tamy ny manodidina izy.

*Filazana fohifohy ny amy ny nanjakany Josafata.*

31 ARY Josafata nanjaka tamy ny Joda; dimy amby telopolo taona izy, fony vao nanjaka, ary dimy amby roa-polo taona no nanjakany tany Jerosalema. Ary ny anaran-dreniny dia Azoba, zanakavaviny Sily.

32 Ary nandeha tamy ny làlana nalehany Asa rainy izy ka tsy niala tamin' izany, fa nanao izay mahitsy eo imasony Jehovah. 33 Kanefa ny fitoerana avo tsy mba noravana; fa ny olona tsy mbola nampiomana ny fony hitady an' Andriamanitry ny razany.

34 Ary ny tantarany Josafata sisa, na ny voalohany na ny farany, indro, efa voasoratra ao amy ny teniny Jeho, zanaky Hanany, izay nakambana ao amy ny bokin' ny mpanjakan' ny Isiraely, izany.

35 Nefa nony afaka izany, Josafata, mpanjakan' ny Joda, nikambana taminy Ahazia, mpanjakan' ny Isiraely, izay nanao ratsy; 36 ary nikambana taminy hanao sambo hankany Tarsisy izy, ka tao Eziongebera no nanaovany azy. 37 Ary Eliezera, zanaky Dodavaho, avy any Maresa, naminany ny aminy Josafata hoe: Noho ny nikambananao taminy Ahazia dia horavany Jehovah ny asanao. Ary nahavakiana ny sambo ka tsy nahazo nankany Tarsisy.

*Ny nahafatesany Josafata sy ny nanjakany Jehorama zanany.*

XXI. ARY Josafata lasa nodimandry any amy ny razany, dia nalevina tao amy ny razany tao an-Tanànany Davida izy; ary Jehorama zanany no nanjaka nandimby azy.

2 Ary nanan-drahalahy, zanaky Josafata, koa izy, dia Azaria sy Jehiela sy Zakaria sy Azaria sy Mikaela ary Sefatia; ireo rehetra ireo no zanaky Josafata, mpanjakan' ny Isiraely. 3 Ary nomen-drainy harena betsaka ireo, dia volafotsy sy volamena ary zava-tsoa mbamy ny tanàna sasany mimanda tany Joda; fa ny fanjakana kosa dia nomeny any Jehorama, satria izy no lahimatoa. 4 Ary raha vao nanjaka tamy ny fanjakan' ny rainy Jehorama, dia nitombo hery izy ka

[1] *Na:* [fitafiana].

[2] Beraka = Fisaorana.

namono ny rahalahiny rehetra mba-
my ny mpanapaka sasany tamy ny
Isiraely koa tamy ny sabatra.
5 Roa amby telo-polo taona Jeho-
rama, fony izy vao nanjaka, ary
valo taona no nanjakany tany Jero-
salema. 6 Ary nandeha tamy ny
làlan' ny mpanjakan' ny Isiraely
izy, dia tahaka ny nataon' ny tara-
naky Ahaba, fa zanakavaviny Ahaba
no vadiny,—eny, nanao izay ratsy
eo imasony Jehovah izy. 7 Nefa
Jehovah tsy nety nandringana ny
taranaky Davida noho ny fanekena
nataony taminy Davida sy ny nila-
zany fa homeny jiro mandrakizay
izy mbamy ny taranany.
8 Tamy ny androny Jehorama no
niodinan' ny Edomita ka tsy nanoa
ny Joda, fa nanangana mpanjaka ho
azy izy. 9 Ka dia nivoaka Jehorama
sy ireo mpanapaka nitondra ny
kalesiny rehetra; ary nanaovany
latsak' alina ny Edomita izay nano-
didina azy sy ny komandin' ny
kalesy. 10 Nefa ny Edomita mbola
niodina ka tsy nanoa ny Joda hiany
ambaraka andro any.

Ary tamin' izany andro izany
Libna koa niodina tsy nety nanoa
any Jehorama, satria efa nahafoy
any Jehovah, Andriamanitry ny
razany, izy.
11 Ary nanao fitoerana avo teny
an-tendrombohitry Joda koa izy
sady nampijangajanga ny mponina
tany Jerosalema ary nitaona ny
Joda mangingina hanao izany.
12 Ary nisy taratasy avy taminy
Elia mpaminany tonga tao aminy
nanao hoe: Izao no lazainy Jehovah,
Andriamanitry Davida rainao: No-
ho ny tsy nandehananao tamy ny
làlany Josafata rainao, na ny làlany
Asa, mpanjakan' ny Joda, 13 fa
nandeha tamy ny làlan' ny mpan-
jakan' ny Isiraely kosa hianao ka
nampijangajanga ny Joda sy ny
mponina any Jerosalema toy ny
fijangajangan' ny taranaky Ahaba,
sady novonoinao koa ny rahalahinao
nateraky ny rainao, izay tsara noho
hianao, 14 dia, indro, hasiany Je-
hovah areti-mandringana ny vahoa-
kanao sy ny zanakao sy ireo vadinao
mbamy ny biby fiompinao rehetra;
15 ary hianao koa ho azon' ny are-
tina mafy, dia aretina amy ny tsi-
nainao, mandra-piàlàlan' ny tsinainao
isan-andro isan-andro noho ny are-
tina.
16 Ary Jehovah nampirisika ny
Filistina sy ny Arabo izay ao akai-
kin' ny Etiopiana hamely any Jeho-
rama; 17 ary niakatra tany Joda
ireo ka nisesika tao, dia nobaboiny
ny fananana rehetra izay any ny
ankohonan' ny mpanjaka mbamy
ny zanany sy ny vadiny koa, ka tsy
nisy zanany intsony, afa-tsy Joa-
haza faralahiny hiany.
18 Ary nony afaka izany rehetra
izany, dia nasiany Jehovah aretina
tsy azo sitranina tamy ny tsinainy.
19 Ary rehefa ela, nony afaka roa
taona, dia niàlàla ny tsinainy azon'
ny aretiny; ka dia maty tamy ny
fangirifiriana mafy izy. Ary ny
vahoakany tsy mba nandoro zava-
tra ho fisaonana azy toy ny nataony
tamy ny razany.
20 Roa amby telo-polo taona izy,
fony vao nanjaka, ary valo taona no
nanjakany tany Jerosalema; koa
lasa tsy nisy nalahelo azy izy. Ary
nalevina tao an-Tanànany Davida
hiany izy, nefa tsy mba tao amy
ny fasan' ny mpanjaka.

*Ny nanjakany Ahazia.*

XXII. ARY ny mponina tany
Jerosalema nampanjaka
any Ahazia, faralahiny Jehorama,
handimby azy; fa ny zokiny rehetra
efa matin' ny mpitoha ady izay nana-
raka ny Arabo hatrany an-toby
avokoa. Koa Ahazia, zanaky Je-
horama, mpanjakan' ny Joda, no
nanjaka. 2 Roa amby efa-polo[1]
taona Ahazia, fony izy vao nanjaka,

---

[1] *Na:* [Roa amby roa-polo]; *izahao* 2 *Mpan.* viii. 26.

ary herintaona no nanjakany tany
Jerosalema. Ary ny anaran-dreniny
dia Atalia, zanaky Omry.
3 Nandeha tamy ny làlan' ny
taranaky Ahaba koa izy; fa ny
reniny no nanome saina azy hanao
ratsy. 4 Ka dia nanao izay ratsy
eo imasony Jehovah toy ny taranaky
Ahaba izy; fa ireny no nanome
saina azy taorian' ny nahafatesan'
ny rainy ka nampidi-doza taminy.
5 Ary ny saina nomen' ireo azy no
narahiny, ka niara-nandeha taminy
Jorama, zanaky Ahaba, mpanjakan'
ny Isiraely, izy hiady taminy Ha-
zaela, mpanjakany Syria, tao Ra-
mota-gileada; ary ny Syriana na-
havoa any Jorama. 6 Dia niverina
mba hotsaboina tao Jezirela izy amy
ny feriny tamy ny nahavoazana azy
tao Rama, fony izy niady taminy
Hazaela, mpanjakany Syria.
Ary Azaria,[1] zanaky Jehorama,
mpanjakan' ny Joda, nidina mba
hamangy any Jorama, zanaky
Ahaba, tao Jezirela, satria narary
izy. 7 Ary avy tamin' Andria-
manitra ny loza nanjo any Ahazia
tamy ny nankanesany tany aminy
Jorama; fa nony tonga izy, dia
niara-nivoaka taminy Jorama mba
hitsena any Jeho, zanaky Nimsy,
izay nohosorany Jehovah handrin-
gana ny taranaky Ahaba. 8 Ary
tamy ny namaliany Jeho ny tara-
naky Ahaba dia hitany ireo mpana-
paka ny Joda sy ny zana-drahala-
hiny Ahazia, izay nanompo any
Ahazia, ka novonoiny. 9 Ary ni-
tady any Ahazia koa izy; koa nisy
nahita azy, raha mbola niery tany
Samaria izy, dia nitondra azy ho
any aminy Jeho, ary namono azy ny
olona ka nandevina azy; fa hoy ireo:
Zanaky Josafata, ilay nitady any
Jehovah tamy ny fony rehetra, ity.

*Ny nanjakany Atalia, sy ny namonoana azy, ary ny nampanjakana any Joasy handimby azy.*

KA dia tsy nahatana ny fanja-
kana ny teraky Ahazia. 10
Ary nony hitany Atalia, reniny
Ahazia, fa maty ny zanany, dia ni-
tsangana izy ka nandringana ny
zanak' andriana rehetra tamy ny
taranaky Joda. 11 Fa Joseba, za-
nakavavin' ny mpanjaka, dia naka
any Joasy, zanaky Ahazia, ka na-
monjy azy avy teo amy ny zanaky
ny mpanjaka izay novonoina, dia
nampiditra azy sy ny mpitaiza azy
ho ao an-trano fitehirizam-pandriana.
Ary nafeniny Joseba, zanakavaviny
Jehorama mpanjaka, vadiny Joiada
mpisorona, izy (fa anabaviny Ahazia
ravehivavy) mba tsy ho hitany Ata-
lia, ka dia tsy mba voavonony izy.
12 Ary niery enin-taona tao aminy
tao an-tranon' Andriamanitra izy.
Ary Atalia no nanjaka tamy ny tany.
XXIII. Ary tamy ny taona fahafito
Joiada nitombo hery ka
nanao fanekena tamy ny mpifehy
zato, dia Azaria, zanaky Jeroha-
ma, sy Isimaela, zanaky Johanana,
sy Azaria, zanaky Obeda, sy Maha-
seia, zanaky Adaia, ary Elisafata,
zanaky Zikry. 2 Ary nitety any
Joda ireo ka namory ny Levita avy
tany amy ny tanànan' ny Joda re-
hetra sy ny lohan' ny fianakaviana
tamy ny Isiraely, dia tonga tany
Jerosalema ireo. 3 Ary ny olona
rehetra vory tao dia nanao fanekena
tamy ny mpanjaka tao an-tranon'
Andriamanitra.
Ary hoy Joiada taminy: Indro,
ny zanaky ny mpanjaka no hanjaka
araka ny efa nolazainy Jehovah ny
amy ny taranaky Davida. 4 Izao
no hataonareo: ny ampahatelonareo
izay milatsaka amy ny Sabata, dia
ny mpisorona sy ny Levita, ho
mpiandry varavarana; 5 ary ny
ampahatelonareo ho ao an-tranon'
ny mpanjaka; ary ny ampahatelo-
nareo ho eo amy ny vavahadin' ny
fanorenana; ary ny vahoaka rehe-
tra kosa dia ho eo amy ny kianjan'

[1] *Na:* Ahazia; *izahao and* 1.

ny tranony Jehovah. 6 Fa aza
avela hisy hiditra ao an-tranony Je-
hovah afa-tsy ny mpisorona sy ny
Levita izay manao fanompoam-piva-
vahana hiany; ireo hiany no hiditra,
satria masina ireo; fa ny vahoaka
rehetra kosa dia hitandrina izay
nasainy Jehovah hotandremana. 7
Ary ny Levita hanemitra mano-
didina ny mpanjaka, samy mitana
ny fiadiany avy; ka na iza na iza
miditra ao an-trano dia vonoy, ary
arahonareo ny mpanjaka, na miditra
na mivoaka izy. 8 Ary ny Levita
sy ny Joda rehetra dia nanao araka
izay rehetra nandidiany Joiada mpi-
sorona azy, ka samy nitondra ny
olom-peheziny izay nilatsaka tamy
ny Sabata sy izay niala tamy ny
Sabata izy; fa Joiada mpisorona tsy
nandrava ny antokony. 9 Ary
nomeny Joiada mpisorona ho any
ny mpifehy zato ny lefona sy ny
ampinga kely sy ny ampinga lehibe,
izay any Davida mpanjaka ka tao
an-tranon' Andriamanitra. 10 Ary
ny vahoaka rehetra dia nalahany,
samy nitana ny fiadiany avy hano-
didina ny mpanjaka hatramy ny
lafiny ankavanan' ny trano ka ha-
tramy ny lafiny ankavia, hatramy
ny alitara ka hatramy ny trano. 11
Dia nentiny nivoaka ny zanakalahin'
ny mpanjaka ka nampisatrohiny ny
satroboninahitra, sady notolorany
ny teni-vavolombelona,[1] ka dia nam-
panjakainy. Ary Joiada sy ny za-
nany nanosotra azy ka niantso hoe:
Ho ela velona anie ny mpanjaka!

12 Ary nony reny Atalia ny ta-
bataban' ny vahoaka nifamoivoy sy
niarahaba ny mpanjaka, dia mba
nankao amy ny vahoaka tao an-
tranony Jehovah koa izy. 13 Ary
hitany fa, indro, ny mpanjaka nitsan-
gana teo amy ny fitoeran' andriana
teo amy ny fidirana, ary ny mpana-
paka sy ny mpitsoka ny trompetra
dia teo anilan' ny mpanjaka; ary
ny vahoaka rehetra dia nifaly sady
nitsoka ny trompetra, ary ny mpi-
hira amy ny zava-maneno isan-kara-
zany no nitarika ny hira fiderana.
Dia nandriatra ny fitafiany Atalia
ka niantso hoe: Fikomiana! fikomi-
ana! 14 Fa nasainy Joiada na-
voaky ny kapiteny, mpifehy ny
miaramila, izy, ka hoy izy tamin'
ireo: Avoahy eny ivelan' ny fila-
harana izy, ary izay manaraka azy
dia vonoy amy ny sabatra. Fa ny
mpisorona efa nandrara hoe: Aza
vonoina eto an-tranony Jehovah izy.
15 Ary ny olona nisava teo an-
daniny roa, dia nankamy ny fidirana
amy ny vavahadin-tsoavaly ravehi-
vavy ka niditra tao an-tranon' ny
mpanjaka; dia novonoiny teo izy.

16 Ary Joiada nampanao fane-
kena ny vahoaka rehetra sy ny
mpanjaka mbamy ny tenany mba ho
olony Jehovah. 17 Ary ny vahoaka
rehetra niditra tao an-tranony Bala
ka nandrava azy: ny alitara sy ny
endri-javatra dia notorotoroiny avo-
koa, ary Matana, mpisorony Bala,
novonoiny teo anoloan' ny alitara.

18 Ary Joiada nanendry olona
hitandrina ny tranony Jehovah ho-
fehezin' ny Levita mpisorona, izay
nozarazarainy Davida ho ao an-tra-
nony Jehovah, hanatitra ny fana-
titra odorana ho any Jehovah, araka
ny voasoratra ao amy ny lalàny
Mosesy, amy ny fifaliana sy ny
fihirana, dia araka ny nasainy Da-
vida natao. 19 Ary nalatsany teo
am-bavahadin' ny tranony Jehovah
ny mpiandry varavarana mba tsy
hisy zavatra maloto na inona na
inona ho tafiditra ao.

20 Dia nalainy ny mpifehy zato sy
ny olona manan-kaja sy ny mpana-
paka ny olona ary ny vahoaka rehe-
tra; ary dia nentiny nidina avy tao
an-tranony Jehovah ny mpanjaka,
ka ny vavahady ambony no nalehany
hankao an-tranon' ny mpanjaka; ary
nametraka ny mpanjaka teo amy ny
seza fiandrianan' ny fanjakana izy.

[1] *Dia ny Didy Folo.*

21 Dia nifaly ny vahoaka rehetra;
ary nandry fahizay ny tanàna, fa Ata-
lia efa novonoiny tamy ny sabatra.

*Ny nanjakany Joasy, sy ny nanam-
boarana ny rafitry ny tempoly.*

XXIV. FITO taona no niainany
Joasy, fony izy vao nan-
jaka, ary efa-polo taona no nanjaka-
ny tany Jerosalema. Ary ny ana-
ran-dreniny dia Zibia, avy any Beri-
sheba.

2 Ary Joasy nanao izay mahitsy
eo imasony Jehovah tamy ny andro
rehetra niainany Joiada mpisorona.

3 Ary nangalany Joiada vady roa
Joasy, dia niteraka zazalahy sy zaza-
vavy izy.

4 Ary nony afaka izany, dia mby
ao am-pony Joasy ny hanamboatra
ny tranony Jehovah. 5 Dia namory
ny mpisorona sy ny Levita izy ka
nanao taminy hoe: Mandehana ho
any amy ny tanànan' ny Joda, ka
mamoria vola isan-taona amy ny
Isiraely rehetra hanamboarana ny
tranon' Andriamanitrareo; ary ha-
fainganonareo ny raharaha. Nefa
ny Levita tsy nanafaingana izany.

6 Ary ny mpanjaka dia nampaka
any Joiada, lohany tamin' ireo, ka
nanao taminy hoe: Nahoana no tsy
nasainao nitondra ny hetra avy tany
Joda sy Jerosalema ny Levita, araka
ny didiny Mosesy, mpanompony Je-
hovah, sy ny fiangonan' ny Isiraely
ho ao amy ny tabernakelin' ny vavo-
lombelona? 7 Fa ny zanaky Atalia,
ilay vehivavy ratsy fanahy, efa nan-
drava ny tranon' Andriamanitra;
ary ny zavatra masina rehetra tao
an-tranony Jehovah koa dia efa na-
teriny ho an' ireo Bala. 8 Ary
nasain' ny mpanjaka nanao vata
anankiray izy, dia napetrany teo
ivelan' ny vavahadin' ny tranony
Jehovah izany. 9 Ary nandefa teny
erany Joda sy Jerosalema izy mba
haterina ho any Jehovah ny hetra
izay nasainy Mosesy, mpanompon'
Andriamanitra, haloan' ny Isiraely,
fony izy tany an-efitra. 10 Dia faly
ny mpanapaka rehetra sy ny va-
hoaka rehetra, ka dia nitondra izany
ary nandatsaka azy tao amy ny vata
ambara-pahatapiny.

11 Ary tamin' izay andro niton-
dran' ny Levita ny vata ho any amy
ny toniany voatendrin' ny mpanjaka,
raha hitany fa be ny vola, dia avy
ny mpanoratry ny mpanjaka sy ny
toniany voatendrin' ny mpisoronabe
ka nanaisotra izay rehetra tao amy
ny vata, dia nitondra ny vata nive-
rina ho eo amy ny fitoerany indray.
Toy izany no nataony mandrakariva,
ka nahavory vola betsaka izy. 12
Ary nomen' ny mpanjaka sy Joiada
ho an' izay nanao ny raharahan' ny
tranony Jehovah ny vola, ka nana-
karaman' ireo mpipai-bato sy mpan-
drafitra ary mpanefy vy sy varahina
mba hanamboatra ny tranony Jeho-
vah. 13 Dia nanao ny mpiasa, ka
vita tsara ny asa; ary namboariny
ho toy ny teo aloha ny tranon' An-
driamanitra ka nataony mafy.

14 Ary nony vitany izany, dia
nentiny teo anatrehan' ny mpanjaka
sy Joiada ny vola sisa ka nanaovany
fanaka ho any ny tranony Jehovah,
dia fanaka ho enti-manao fanom-
poam-pivavahana sy manatitra fana-
titra ary lovia kely sy fanaka vola-
mena sy volafotsy. Ary nanatitra
fanatitra odorana tao an-tranony
Jehovah mandrakariva izy tamy ny
androny Joiada rehetra.

15 Fa tratrantitra sy ela niai-
nana [1] Joiada vao maty: telo-polo
amby zato taona izy vao maty. 16
Ary nalevina tao an-Tanànany Da-
vida tao amy ny mpanjaka izy,
satria nanao soa teo amy ny Isiraely
ary tamin' Andriamanitra sy ny
tranony koa.

17 Ary rehefa maty Joiada, dia
avy ireo mpanapaka ny Joda ka
niankohoka teo anatrehan' ny mpan-
jaka. Dia nihaino azy ny mpanjaka.

[1] *Heb.* voky andro, *ka* afa-pon' ny miaina.

18 Ary nandao ny tranony Jehovah,
Andriamanitry ny razany, ireo ka
nanompo ny Aseraha sy ny sampy,
dia nisy fahatezerana nihatra tamy
ny Joda sy Jerosalema noho ny faha-
disoany. 19 Ary naniraka mpami-
nany tany aminy Izy hampiverina
azy aminy Jehovah; dia nananatra
azy mafy ireo, nefa tsy nety nihaino
izy.

20 Ary Zakaria, zanaky Joiada
mpisorona, notsindrian' ny Fanahin'
Andriamanitra, dia nitsangana teo
amy ny avoavo teo anatrehan' ny
vahoaka izy ka nanao taminy hoe:
Izao no lazain' Andriamanitra: Na-
hoana hianareo no mandika ny di-
diny Jehovah ka tsy mahita fanam-
binana? Satria efa nahafoy any
Jehovah hianareo, dia nahafoy ana-
reo kosa Izy.

21 Dia nanao teti-dratsy ireo ka
nitora-bato azy teo amy ny kianjan'
ny tranony Jehovah araka ny tenin'
ny mpanjaka. 22 Toy izany no tsy
nahatsiarovany Joasy mpanjaka ny
soa nataony Joiada rainy taminy, fa
namono ny zanany izy. Ary nony
efa ho faty Zakaria, dia niteny hoe:
Jehovah anie hijery sy hamaly izao.

23 Ary nony efa niherina ny
taona, dia avy ny miramilany Syria
hiady taminy; ary tonga tany Joda
sy Jerosalema izy, ka matiny avo-
koa ny mpanapaka rehetra tao amy
ny olona, ary nampitondrainy ho
any amy ny mpanjakany Damaskosy
ny babo rehetra. 24 Fa vitsy ny
miaramilan' ny Syriana izay tonga
teo, nefa Jehovah nanolotra miara-
mila maro ho eo an-tànany noho ny
nahafoizany any Jehovah, Andria-
manitry ny razany. Toy izany no
nahatanterahan' ireo ny famaliana
any Joasy.

25 Ary nony nilaozany tamy ny
fahararianу mafy izy, ny mpanom-
pony dia niodina taminy noho ny
ran' ny zanaky Joiada mpisorona, ka
namono azy teo am-pandriany, dia
maty izy; ary naleviny tany an-
Tanànany Davida hiany izy, nefa
tsy tao amy ny fasan' ny mpanjaka.
26 Ary izao no niodina taminy: Za-
bada, zanaky Simata Amonita, sy
Jozabada, zanaky Simrita Moabita.

27 Ary ny amy ny zanany sy ny
hamafin' ny faminaniana nilaza ny
loza hanjo azy ary ny nanamboarany
ny tranon' Andriamanitra, indro, efa
voasoratra ao amy ny bokin' ny tan-
taran' ny mpanjaka izany. Ary
Amazia zanany no nanjaka nan-
dimby azy.

*Ny nanjakany Amazia.*

XXV. DIMY amby roa-polo taona
Amazia, fony izy vao
nanjaka, ary sivy amby roa-polo
taona no nanjakany tany Jerosa-
lema. Ary ny anaran-dreniny dia
Joadana, avy any Jerosalema.

2 Ary nanao izay mahitsy eo
imasony Jehovah izy, nefa tsy dia
tamy ny fony rehetra.

3 Ary nony tafapetraka tsara
tamy ny fanjakany izy, dia novo-
noiny ireo mpanompony izay namo-
no ny mpanjaka rainy. 4 Nefa ny
zanak' ireo namono dia tsy mba
novonoiny, fa nataony araka izay
voasoratra ao amy ny bokin' ny
lalàna, dia ao amy ny bokiny Mo-
sesy, izay nandidiany Jehovah hoe:
Ny ray tsy hatao maty amy ny
ataon' ny zanany, ary ny zanaka
tsy hatao maty amy ny ataon' ny
rainy, fa samy ho faty amy ny faho-
tany avy ny olona.

5 Ary novoriny Amazia ny Joda,
ka nalahany araka ny fianakaviany
avy, dia araka ny mpifehy arivo sy
ny mpifehy zato avy amy ny Joda
sy ny Benjamina rehetra; dia nisai-
ny ny hatramy ny roa-polo taona no
ho miakatra, ka olona telo hetsy
voafantina no hitany, izay azo nalefa
hanafika sady nahatan-defona sy
ampinga lehibe.

6 Ary nisy lehilahy mahery iray
hetsy tamy ny Isiraely nokaramainy
talenta volafotsy zato. 7 Nefa nisy
lehilahin' Andriamanitra tonga tao
aminy ka nanao hoe: Ry mpanjaka,

aza avela hanaraka anao ny miara-
milan' ny Isiraely; fa tsy ombany
Jehovah ny Isiraely, dia ny taranaky
Efraima rehetra. 8 Fa mandehana
hiany hianao, ka manaova, ary ma-
hereza amy ny ady; fa hataon'
Andriamanitra lavo eo anoloan' ny
fahavalo hianao; fa Andriamanitra
no mahay mamonjy sy mampaha-
lavo. 9 Fa hoy Amazia tamin' ilay
lehilahin' Andriamanitra: Ka ha-
taontsika ahoana ny amy ny talenta
zato nomeko ny miaramilan' ny Isi-
raely? Ary hoy ilay lehilahin' An-
driamanitra taminy: Jehovah mahay
manome anao mihoatra lavitra noho
izany.

10 Dia navahany Amazia ireo
miaramila tonga tao aminy avy tamy
ny Efraima ireo mba hody indray;
ary nirehitra mafy ny fahatezeran'
ireo tamy ny Joda, dia lasa nody
izy sady tezitra indrindra.

11 Ary Amazia nitombo hery, dia
nitarika ny vahoakany ka nankany
amy ny lohasahan-tsira, ary naha-
faty iray alina tamy ny taranaky
Seïra izy. 12 Ary ny iray alina
sisa nataon' ny taranaky Joda sam-
bobelona, dia nentiny teo an-tampon'
ny hantsambato ary navariny teo,
ka montsamontsana izy rehetra.

13 Fa ireo miaramila izay nam-
podiny Amazia tsy hiara-manafika
aminy dia nihahakahaka teny an-
tanànan' ny Joda hatrany Samaria
ka hatrany Beti-horona ka nahafaty
olona telo arivo tany sady nahazo
babo betsaka.

14 Ary Amazia, nony niverina
avy nanafika ny Edomita, dia niton-
dra ny andriamanitry ny taranaky
Seïra ka nanangana azy ho andria-
maniny; ary niankohoka teo anatre-
hany izy sady nandoro ditin-kazo
manitra ho azy.

15 Dia nirehitra taminy Amazia
ny fahatezerany Jehovah, ka nani-
raka mpaminany anankiray ho any
aminy Izy hanontany azy hoe: Na-
hoana hianao no mitady ny andria-
manitry ny firenena, izay tsy naharo
ny olony tamy ny tànanao aza? 16
Ary raha niteny taminy izy, dia
novaliany hoe: Moa voatendrinay
ho mpanolo-tsaina ny mpanjaka va
hianao? Aoka itsỳ ange, fandrao
asian' ny olona hianao. Dia nitsa-
hatra ilay mpaminany ka nanao
hoe: Fantatro fa Andriamanitra
mikasa hahafaty anao, satria nanao
izany hianao ka tsy nihaino ny
anatro.

17 Ary Amazia, mpanjakan' ny
Joda, naka hevitra, dia naniraka
tany aminy Joasy, zanaky Joahaza,
zanaky Jeho, mpanjakan' ny Isiraely,
izy hanao hoe: Avia, aoka isika
hihaona. 18 Fa Joasy, mpanjakan'
ny Isiraely, naniraka tany aminy
Amazia, mpanjakan' ny Joda, nanao
hoe: Ny tsilo izay tany Libanona
naniraka tamy ny hazo sedera izay
tany Libanona nanao hoe: Omeo
ny zanako-lahy ny zanakao-vavy ho
vadiny; dia namaky teo ny bibi-dia
tany Libanona ka nanosihosy ny
tsilo. 19 Lazainao fa namely any
Edoma hianao, ka dia nanesika anao
hirehareha ny fonao; mitoera hiany
ange ao an-tranonao, fa nahoana
no hihaika ny loza hahalavo ny
tenanao mbamy ny Joda koa hianao?

20 Fa tsy nanaiky Amazia, satria
avy tamin' Andriamanitra izany,
mba hanolorany azy ho eo an-tànan'
*ny fahavalony* noho ny nitadiavany
ny andriamanitry ny Edomita. 21
Ka dia niakatra Joasy, mpanjakan'
ny Isiraely; ary izy sy Amazia,
mpanjakan' ny Joda, nihaona tany
Beti-semesy izay any Joda. 22 Dia
resy teo anoloan' ny Isiraely ny
Joda, ka samy nandositra ho any
amy ny lainy avy izy. 23 Ary
Amazia, mpanjakan' ny Joda, zanaky
Joasy, zanaky Joahaza, dia nosam-
boriny Joasy, mpanjakan' ny Isi-
raely, tany Beti-semesy ka nentiny
nankany Jerosalema; ary nandra-
vany Joasy efa-jato hakiho ny màn-
dany Jerosalema hatramy ny vava-
hadiny Efraima ka hatramy ny vava-
hady an-jorony. 24 Ary *nalainy*

avokoa ny volamena sy ny volafotsy rehetra ary ny fanaka rehetra izay hita tao an-tranon' Andriamanitra tao aminy Obed-edoma sy tamy ny rakitry ny tranon' ny mpanjaka mbamy ny olona natao antoka koa, ka dia niverina ho any Samaria izy.

25 Ary ny andro niainany Amazia, zanaky Joasy, mpanjakan' ny Joda, taorian' ny nahafatesany Joasy, zanaky Joahaza, mpanjakan' ny Isiraely, dia dimy amby ny folo taona. 26 Ary ny tantarany Amazia sisa, na ny voalohany na ny farany, indro, tsy efa voasoratra ao amy ny bokin' ny mpanjakan' ny Joda sy ny Isiraely va izany?

27 Ary hatramy ny andro nihemorany Amazia tsy nanaraka any Jehovah dia niodina taminy tany Jerosalema ny olona, ka dia nandositra nankany Lakisy izy; fa naniraka nanaraka azy tany ny olona ka namono azy tany. 28 Ary nasampiny tamy ny soavaly ny fatiny, dia naleviny tao amy ny razany tao an-tanànan' ny Joda.

*Ny nanjakany Ozia.*

XXVI. ARY ny vahoaka rehetra tamy ny Joda naka any Ozia, izay enina amby ny folo taona, ka nampanjaka azy handimby any Amazia rainy.

2 Izy no nanamboatra any Elota ka nampody azy ho any ny Joda indray, rehefa lasa nodi-mandry any amy ny razany ny mpanjaka.

3 Enina amby ny folo taona Ozia, fony izy vao nanjaka, ary roa amby dimam-polo taona no nanjakany tany Jerosalema. Ary ny anaran-dreniny dia Jekolia, avy any Jerosalema.

4 Ary nanao izay mahitsy eo imasony Jehovah izy, tahaka izay rehetra nataony Amazia rainy. 5 Ary nitady an' Andriamanitra izy tamy ny androny Zakaria, izay nahafantatra ny fahitana an' Andriamanitra; ary tamy ny andro nitadiavany any Jehovah dia nambinin' Andriamanitra izy.

6 Ary nivoaka izy ka niady tamy ny Filistina, dia nandrava ny màndany Gata sy ny any Jabne sy ny any Asdoda ary nanao tanàna tany Asdoda sy tany amy ny Filistina. 7 Ary Andriamanitra nanampy azy hamely ny Filistina sy ny Arabo izay nonina tao Gora-bala ary ny Meonita. 8 Ary ny Amonita nandoa hetra ho any Ozia; dia niely ny lazany hatrany akaikiny Egypta, fa tonga mahery indrindra izy.

9 Ary Ozia nanao tilikambo tany Jerosalema, teo amy ny vavahady an-jorony sy teo amy ny vavahady mankao amy ny tany lemaka sy teo an-jorony ka nanamafy azy. 10 Ary nanao tilikambo tany an-efitra koa izy sady nihady lavaka maro ho famorian-drano; fa izy nanana omby aman-ondry betsaka teny an-tany lemaka sy teny an-tanety ary mpiasa koa sy mpamboatra tanimboaloboka teny an-tendrombohitra sy teny Karmela koa; fa tia asa tany izy.

11 Ary Ozia nanana miaramila maro, izay nanao antokony handeha hanafika, dia araka ny isany izay nandaminany Jeiela mpanoratra sy Mahaseia mpifehy azy, ka nofeheziny Hanania, anankiray tamy ny komandy voatendrin' ny mpanjaka. 12 Enin-jato amby roa arivo no isan' ny lohan' ny fianakaviana rehetra, dia lehilahy mahery avokoa. 13 Ary ny miaramila fehezin' ireo dia diman-jato amby fito arivo sy telo hetsy, izay nahery niady indrindra, homba ny mpanjaka hiady amy ny fahavalony.

14 Ary Ozia namboatra ampinga sy lefona sy fiarovan-doha sy akanjo fiarovan-tratra sy tsipìka ary vaton' antsamotady ho an' ireo miaramila rehetra ireo. 15 Ary nanao fiadiana lehibe tany Jerosalema izy, natao araka ny marika vitan' ny mahay zavatra, hapetraka eo amy ny tilikambo sy eo an-tampon' ny màndamba handefasana zana-tsipìka sy

vato lehibe. Ary niely lavitra ny
lazany Ozia; fa mahagaga ny na-
nampiana azy, ka tonga mahery
tokoa izy.
16 Ary nony nahery izy, dia nia-
vonavona ny fony, ka nanao izay
ratsy izy, fa nivadika taminy Jeho-
vah Andriamaniny ka niditra tao
amy ny tempoliny Jehovah handoro
ditin-kazo manitra teo amy ny ali-
tara fandoroana ditin-kazo manitra.
17 Fa niditra nanaraka azy kosa
Azaria mpisorona mbamy ny valo-
polo lahy amy ny mpisorony Jeho-
vah, lehilahy samy mahery avokoa.
18 Ary nanohitra any Ozia mpan-
jaka ireo ka nanao taminy hoe:
Tsy raharahanao, ry Ozia, ny han-
doro ditin-kazo manitra ho any Je-
hovah, fa any ny mpisorona hiany,
dia ny taranaky Arona, izay noha-
masininy handoro ditin-kazo mani-
tra. Mialà amy ny fitoerana masina,
fa nanao izay mahadiso hianao; ary
tsy ho voninahitra ho anao eo anatre-
hany Jehovah Andriamanitra izany.
19 Dia nisafoaka Ozia, ary nisy
lovia teny an-tànany handoroany
ditin-kazo manitra; koa raha mbola
nisafoaka tamy ny mpisorona izy,
dia nisy habokana nipoitra tamy ny
handriny teo anatrehan' ny mpiso-
rona tao an-tranony Jehovah, tani-
lan' ny alitara fandoroana ditin-kazo
manitra. 20 Ary Azaria mpisoro-
nabe sy ny mpisorona rehetra dia
nanatrika nijery azy, ka, indro,
boka ny handriny; dia noroahiny
hiala teo izy; nefa ny tenany dia
mba nivoaka faingana hiany koa,
satria Jehovah efa namely azy.
21 Ary Ozia mpanjaka dia boka
ambara-pahafatiny ka nitoetra tao
an-trano mitokana, satria tsy nahazo
niditra tao an-tranony Jehovah in-
tsony izy. Ka dia Jotama zanany
no nanapaka tao an-dapa sady ni-
tsara ny vahoaka.
22 Ary ny tantarany Ozia sisa,
na ny voalohany na ny farany, dia
efa nosoratany Isaia mpaminany,
zanaky Amoza; 23 ary Ozia lasa
nodi-mandry any amy ny razany,
dia nalevina tao amy ny razany tao
an-tsaha fandevenana izay any ny
mpanjaka, satria hoy ny olona:
Boka izy. Ary Jotama zanany no
nanjaka nandimby azy.

*Ny nanjakany Jotama.*

XXVII. DIMY amby roa-polo
taona Jotama, fony
izy vao nanjaka, ary enina amby
ny folo taona no nanjakany tany
Jerosalema. Ary ny anaran-dreniny
dia Jerosa, zanakavaviny Zadoka.
2 Ary nanao izay mahitsy eo
imasony Jehovah izy, tahaka izay
nataony Ozia rainy; nefa kosa tsy
mba niditra tao amy ny tempoliny
Jehovah izy. Ary ny vahoaka re-
hetra mbola nanao ratsy hiany.
3 Izy no nanamboatra ny vava-
hady ambony amy ny tranony Je-
hovah sady nandrafitra be tamy ny
màndany Ofela koa. 4 Ary nanao
tanàna teny amy ny tany havoany
Joda sy trano fiarovana ary tili-
kambo tany an-ala koa izy.
5 Ary niady tamy ny mpanjakan'
ny taranaky Amona koa izy ka
naharesy azy. Ary tamin' izany
taona izany ny taranaky Amona
nanome azy talenta volafotsy zato
ary vary tritika sy vary hordea iray
alina kora avy; izany no naloan' ny
taranaky Amona ho azy tamy ny
taona faharoa sy fahatelo koa. 6
Ary dia nitombo hery Jotama, satria
nizotra tsara teo anatrehany Jeho-
vah Andriamaniny izy.
7 Ary ny tantarany Jotama sisa
mbamy ny adiny rehetra sy ny
fanaony, indro, efa voasoratra ao
amy ny bokin' ny mpanjakan' ny
Isiraely sy ny Joda izany. 8 Dimy
amby roa-polo taona izy, fony vao
nanjaka, ary enina amby ny folo
taona no nanjakany tany Jerosa-
lema. 9 Ary Jotama lasa nodi-
mandry any amy ny razany, dia
nalevina tany an-Tanànany Davida
izy; ary Ahaza zanany no nanjaka
nandimby azy.

*Ny nanjakany Ahaza.*

XXVIII. ROA-POLO taona Aha-
za, fony izy vao nan-
jaka, ary enina amby ny folo taona
no nanjakany tany Jerosalema ; ary
tsy mba nanao izay mahitsy eo
imasony Jehovah tahaka any Da-
vida rainy izy, 2 fa nandeha tamy
ny làlan' ny mpanjakan' ny Isiraely
izy sady nanao sarin-javatra an-idina
ho an' ireo Bala koa. 3 Ary nan-
doro ditin-kazo manitra tao amy ny
lohasahan' ny taranaky Hinoma koa
izy, ary ny zanany dia nodorany
tamy ny afo araka ny fahavetave-
tan' ny jentilisa izay noroahiny Je-
hovah tsy ho eo anoloan' ny Zanak'
Isiraely. 4 Ary namono zavatra
hatao fanatitra izy sady nandoro
ditin-kazo manitra teny amy ny
fitoerana avo koa sy teny an-tampon'
ny havoana ary teny ambanin' ny
hazo maitso rehetra.

5 Koa dia natolotry Jehovah
Andriamaniny ho eo an-tànan' ny
mpanjakany Syria izy ; dia namely
azy ireo, ka betsaka no lasany ho
babo ka nentiny tany Damaskosy.

Ary natolony ho eo an-tànan' ny
mpanjakan' ny Isiraely koa izy, dia
namely mafy ka naharesy azy koa
ireo. 6 Fa Peka, zanaky Remalia,
nahafaty olona roa alina sy iray
hetsy indray andro tamy ny Joda,
dia lehilahy mahery avokoa, noho
ny nahafoizan' ireny any Jehovah,
Andriamanitry ny razany. 7 Ary
Zikry, lehilahy mahery tamy ny
Efraima, namono any Mahaseia,
zanaky ny mpanjaka, sy Azrikama,
mpanapaka ny trano, ary Elkana,
izay nanarakaraka ny mpanjaka.
8 Ary ny Zanak' Isiraely nahazo
sambobelona roa hetsy tamin' ireo
havany, dia vehivavy sy zazalahy
sy zazavavy, ary nahazo babo be-
tsaka taminy koa izy, dia nentiny
tany Samaria ireny.

9 Ary nisy mpaminaniny Jeho-
vah tao, Odeda no anarany, izay
nivoaka hitsena ny miaramila, raha
nankany Samaria izy, ka nanao
taminy hoe : He ! ny nahatezerany
Jehovah, Andriamanitry ny razana-
reo, tamy ny Joda no nanolorany
azy ho eo an-tànanareo, dia novonoi-
nareo ireny tamy ny fahatezerana
manakatra ny lanitra. 10 Ary
ankehitriny ny taranaky Joda sy
Jerosalema dia kasainareo handevo-
zina ho andevolahinareo sy ho ande-
vovavinareo ; ka moa hianareo ireo
va tsy mba manan-keloka aminy Je-
hovah Andriamanitrareo koa? 11
Ary ankehitriny mihainoa ahy, koa
alefaso ny babo izay efa nentinareo
avy tamy ny rahalahinareo ; fa
mirehitra aminareo ny fahatezerany
Jehovah.

12 Dia nitsangana ny loholona
sasany avy amy ny taranaky Efrai-
ma, dia Azaria, zanaky Johanana,
sy Berekia, zanaky Mesilemota, sy
Jehizkia, zanaky Saloma, ary Amasa,
zanaky Hadlay, ka nanohitra izay
vao avy tany an-tafika 13 nanao
taminy hoe : Tsy mahazo mampiditra
ny babo eto hianareo ; fa mikasa
hanampy ny fahotantsika sy ny
fahadisoantsika hianareo mba haha-
meloka antsika aminy Jehovah ; fa
efa be ny fahadisoantsika, ka iharan'
ny fahatezerana mirehitra ny Isi-
raely.

14 Dia nalefan' ny miaramila teo
anatrehan' ny mpanapaka sy ny
fiangonana rehetra izay sambobelona
sy babo azony, 15 ka ireo olona
voalaza anarana ireo dia nitsangana
ka naka ny sambobelona, ary izay
rehetra tsy nitafy no nampiakanjoi-
ny tamy ny zavatra nentiny ; eny,
nampiakanjoiny sy nokiraroiny izy
ary nampihinaniny sy nampisotroiny
ary nohosorany, sady nampitaingeni-
ny boriky izay rehetra osaosa, ka
nentiny tany Jeriko, tanàna be
rofia,[1] ho any amy ny rahalahiny ;
dia niverina tany Samaria izy.

[1] palma.

16 Tamin' izany andro izany
Ahaza mpanjaka naniraka tany
amy ny mpanjakany Asyria nanga-
taka ny any hanampy azy. 17 Fa
ny Edomita dia tonga indray ka
namely ny Joda ary namabo azy.

18 Ary ny Filistina koa nanafika
ny tanàna eny amy ny tany lemaka
amoron-tsiraka [1] sy eny amy ny
tany atsimo momba any Joda, dia
nahafaka any Beti-semesy sy Aia-
lona sy Gederota sy Soko mbamy ny
zana-bohiny ary Timna sy ny zana-
bohiny ary Gimzo koa sy ny zana-
bohiny ; ary nonina tao izy.

19 Fa Jehovah nampietry ny Joda
noho Ahaza, mpanjakan' ny Isiraely,
satria Ahaza efa nanaram-po nanao
ratsy teo amy ny Joda ka nivadika
taminy Jehovah.

20 Ary Tiglato-pilesera, mpanja-
kany Asyria, tonga tao aminy, nefa
nampahory azy, fa tsy nampahery
azy. 21 Fa efa nalainy Ahaza ny
zavatra tao an-tranony Jehovah sy
tao an-tranon' ny mpanjaka sy ny
any ny mpanapaka, ary efa nomeny
ny mpanjakany Asyria, nefa tsy
nahasoa azy akory izany.

22 Ary tamy ny andro nampa-
horiana azy dia mbola nanao izay
mahadiso aminy Jehovah hiany io
Ahaza mpanjaka io. 23 Ary na-
mono zavatra hatao fanatitra ho an'
ireo andriamanitry Damaskosy, izay
namely azy, izy ka nanao hoe : Ireo
andriamanitry ny mpanjakany Asy-
ria, izay nanampy azy, no hamo-
noako zavatra hatao fanatitra mba
hanampiany ahy. Kanjo tonga fan-
dravana azy sy ny Isiraely rehetra
ireo.

24 Ary Ahaza nanangona ny
fanaky ny tranon' Andriamanitra
ka namakivaky azy ary nandrin-
drina ny varavaran' ny tranony Je-
hovah sady nanao alitara teny amy
ny zoron-dàlana rehetra tany Jero-
salema. 25 Ary teny amy ny tanà-
nan' ny Joda rehetra dia nanaovany
fitoerana avo handoroana ditin-kazo
manitra ho any ny andriamani-kafa,
ka dia nahatezitra any Jehovah, An-
driamanitry ny razany, izy.

26 Ary ny tantarany sisa sy ny
fanaony rehetra, na ny voalohany
na ny farany, indreo, efa voasoratra
ao amy ny bokin' ny mpanjakan' ny
Joda sy ny Isiraely izany. 27 Ary
Ahaza lasa nodi-mandry any amy ny
razany, dia nalevina tao an-tanàna
Jerosalema izy, fa tsy mba natao
tao amy ny fasan' ny mpanjakan'
ny Isiraely. Ary Hezekia zanany
no nanjaka nandimby azy.

*Ny niandohan' ny nanjakany Heze-
kia, sy ny nanadiovany ny tem-
poly, ary ny nitokanany azy in-
dray.*

XXIX. DIMY amby roa-polo tao-
na Hezekia, fony izy
vao nanjaka, ary sivy amby roa-polo
taona no nanjakany tany Jerosa-
lema. Ary ny anaran-dreniny dia
Abia, zanakavaviny Zakaria.

2 Ary nanao izay mahitsy eo
imasony Jehovah izy, tahaka izay
rehetra nataony Davida rainy.

3 Tamy ny volana voalohany tamy
ny taona voalohany nanjakany dia
namoha ny varavaran' ny tranony
Jehovah izy ka namboatra azy. 4
Ary dia nampidiriny tao ny mpiso-
rona sy ny Levita ka nangoniny teo
an-kalalahana atsinanana. 5 Ary
hoy izy taminy : Mihainoa ahy, hia-
nareo Levita, ka hamasino ny tena-
nareo izao, ary hamasino koa ny tra-
nony Jehovah, Andriamanitry ny ra-
zanareo, ary esory amy ny fitoerana
masina ny loto. 6 Fa ny razantsika
nandiso sy nanao izay ratsy eo ima-
sony Jehovah Andriamanitsika ary
nahafoy Azy sy nihodina ka niam-
boho ny fonenany Jehovah. 7 Ary
narindriny ny varavarana amy ny
lavarangana fidirana, dia novonoiny
ny jiro, sady tsy nodorany ny ditin-
kazo manitra, ary ny fanatitra odo-

[1] *Heb.* Sefela.

rana tsy nateriny tao amy ny fitoe-
rana masina ho an' Andriamanitry
ny Isiraely. 8 Ka dia nihatra tamy
ny Joda sy Jerosalema ny fahateze-
rany Jehovah, ka nanolotra azy ho
mpanjenjena [1] Izy sy ho figagana ary
ho zavatra mampisitrisitra toy izao
hitan' ny masonareo izao. 9 Fa
he! lavon' ny sabatra ny razantsika,
ary ny zanakalahintsika sy ny zana-
kavavintsika sy ny vadintsika dia
efa babo noho izany. 10 Ka dia
efa mby ato am-poko ny hanao fane-
kena aminy Jehovah, Andriamanitry
ny Isiraely, mba hiala amintsika ny
fahatezerany mirehitra. 11 Ry
zanako, aza malaina hianareo; fa
hianareo no nofidiny Jehovah hija-
nona eo anatrehany hanompo Azy
ka ho tonga mpanao fanompoam-
pivavahana sy mpandoro ditin-kazo
manitra ho Azy.

12 Dia nitsangana ny Levita, dia
Mahata, zanaky Amasay, sy Joela,
zanaky Azaria, tamy ny taranaky
ny Kehatita; ary tamy ny taranaky
Merary dia Kisy, zanaky Abdia, sy
Azaria, zanaky Jehalalila; ary tamy
ny Gersonita dia Joa, zanaky Zima,
sy Edena, zanaky Joa; 13 ary tamy
ny taranaky Elizafana dia Simry sy
Jeiela; ary tamy ny taranaky Asafa
dia Zakaria sy Matania; 14 ary
tamy ny taranaky Hemana dia
Jehiela sy Simey; ary tamy ny
taranaky Jedotona dia Semaia sy
Oziela. 15 Ary namory ny rahala-
hiny izy, ka dia samy nanamasina
ny tenany avy, dia tonga araka ny
didin' ny mpanjaka noho ny teniny
Jehovah mba hanadio ny tranony
Jehovah.

16 Ary ny mpisorona niditra tao
amy ny efitra anatiny amy ny tra-
nony Jehovah mba hanadio azy, ka
navoakany ny loto rehetra izay
hitany tao an-tempoliny Jehovah ho
eo an-kianjan' ny tranony Jehovah.
Ary ny Levita kosa nandray ireny
havoakany ho any amy ny lohasahan-
driaka Kidrona. 17 Ary tamy ny
andro voalohany tamy ny volana
voalohany no nanomboka ny fana-
masinana izy, ary tamy ny andro
fahavalo tamin' io volana io dia
niditra teo amy ny lavarangana
fidirana any Jehovah izy; ka dia
nanamasina ny tranony Jehovah
tamy ny havaloana izy; ary tamy
ny andro fahenina amby ny folo
tamy ny volana voalohany no naha-
vitany azy. 18 Dia niditra tao
aminy Hezekia mpanjaka izy ka
nanao hoe: Efa voadionay avokoa
ny tranony Jehovah sy ny alitara
fandoroana ny fanatitra odorana
mbamy ny fanaka rehetra momba
azy ary ny latabatry ny mofo aseho
mbamy ny fanaka rehetra momba
azy koa. 19 Ary ny fanaka rehetra
izay novetavetainy Ahaza mpanjaka
tamy ny nanotany, fony izy mbola
nanjaka, dia efa namboarinay sy
nohamasininay, koa indreo izy eo
anoloan' ny alitarany Jehovah.

20 Dia nifoha maraina koa Heze-
kia mpanjaka ka namory ny mpana-
paka ny tanàna, dia niakatra ho ao
an-tranony Jehovah. 21 Ary ni-
tondra vantotr' ombilahy fito sy
ondrilahy fito sy zanak' ondry fito
izy ary osilahy fito ho fanatitra no-
ho ny ota ho any ny fanjakana sy
ho any ny fitoerana masina ary ho
any ny Joda. Ary ny mpisorona,
taranaky Arona, dia nasainy nana-
titra ireo teo ambonin' ny alitarany
Jehovah. 22 Dia novonoiny ny
vantotr' ombilahy, ary noraisin' ny
mpisorona ny ra ka natopiny tamy
ny alitara; ary novonoiny koa ny
ondrilahy, dia natopiny tamy ny
alitara ny rany; ary novonoiny koa
ny zanak' ondry, dia natopiny tamy
ny alitara ny rany. 23 Ary ny
osilahy ho fanatitra noho ny ota dia
nentiny teo anatrehan' ny mpanjaka
sy ny fiangonana ka nametrahany
tànana; 24 dia novonoin' ny mpi-
sorona ireo, ka ny rany nataony teo

[1] *Na:* fampangovitana.

amy ny alitara araka ny fanao ho
fanatitra noho ny ota hanaovana
fanavotana ho any ny Isiraely; fa
ho any ny Isiraely rehetra no na-
sain' ny mpanjaka nanaovana ny
fanatitra odorana sy ny fanatitra
noho ny ota.

25 Ary ny mpanjaka nametraka
ny Levita tao an-tranony Jehovah
hitondra kipantsona sy valiha ary
lokanga, araka ny didiny Davida
mpanjaka sy Gada, mpahitan' ny
mpanjaka, sy Natana mpaminany;
fa izany no didiny Jehovah nampi-
tondrainy ny mpaminaniny. 26
Ary ny Levita nitsangana teo ni-
tondra ny zava-manenony Davida,
ary ny mpisorona koa nitondra ny
trompetra.

27 Ary nasainy Hezekia naterina
teo ambonin' ny alitara ny fanatitra
odorana; ary raha vao natomboka
ny nanaterana ny fanatitra odorana,
dia natomboka koa ny fihirana ho
any Jehovah sy ny fitsofana ny
trompetra ka notarihin' ny zava-
manenony Davida, mpanjakan' ny
Isiraely. 28 Ary ny fiangonana
rehetra niankohoka, ary ny mpihira
nihira, ary ny mpitsoka trompetra
nitsoka mandra-pahavitan' ny fana-
titra odorana.

29 Ary nony efa nitsahatra ny
nanaterana izany, dia nandohalika
sy niankohoka ny mpanjaka mbamin'
izay rehetra teo aminy. 30 Ary
Hezekia mpanjaka sy ny mpanapaka
nampihira ny Levita hidera any
Jehovah tamy ny teny namboariny
Davida sy Asafa mpahita. Ary
nihira fiderana tamy ny hafaliana
izy, dia niondrika sy niankohoka.

31 Ary Hezekia niteny hoe: Efa
nanokana ny tenanareo[1] ho any
Jehovah hianareo izao, ka dia mana-
tòna, ary mitondrà fanati-pisaorana
sy fanatitra hafa koa ho ao an-tra-
nony Jehovah. Dia nitondra fanati-
pisaorana sy fanatitra hafa ny fian-
gonana, ary izay rehetra nazoto dia
nitondra fanatitra odorana. 32 Ary
ny isan' ny fanatitra odorana izay
nentin' ny fiangonana dia omby fito-
polo sy ondrilahy zato ary zanak'
ondry roan-jato; natao fanatitra
odorana ho any Jehovah ireo rehetra
ireo. 33 Ary ny zavatra nohama-
sinina dia omby enin-jato sy ondry
aman-osy telo arivo.

34 Fa vitsy loatra ny mpisorona
ka tsy nahendaka ny fanatitra odo-
rana rehetra, ka dia nanampy azy
ny Levita rahalahiny mandra-paha-
vitan' ny raharaha sy ny nanama-
sinan' ny mpisorona sasany ny tena-
ny koa; fa ny Levita nahitsy fo
kokoa hanamasina ny tenany noho
ny mpisorona. 35 Ary be koa ny
fanatitra odorana sy ny saboran' ny
fanati-pihavanana sy ny fanatitra
aidina momba ny fanatitra odorana.

Izany no nanavaozany ny fanom-
poana tao an-tranony Jehovah. 36
Ary faly Hezekia sy ny vahoaka re-
hetra noho izay namboarin' Andria-
manitra ho any ny olona, satria
tampoka izany raharaha izany.

*Ny nitandremany Hezekia sy ny vahoaka ny Paska.*

XXX. ARY Hezekia naniraka
tany amy ny Isiraely
sy ny Joda rehetra ka nano-
ratra taratasy ho amy ny Efraima
sy ny Manase koa mba hankanesany
any an-tranony Jehovah any Jero-
salema hitandrina ny Paska ho any
Jehovah, Andriamanitry ny Isiraely.
2 Fa ny mpanjaka sy ny mpanapaka
mbamy ny fiangonana rehetra tany
Jerosalema dia niara-nihevitra ny
amy ny hitandremana ny Paska amy
ny volana faharoa. 3 Nefa tsy na-
hatandrina azy tamin' izany andro
izany izy, satria ny mpisorona tsy
mbola nanamasina ny tenany loatra,
ary ny olona koa tsy mbola vory
tany Jerosalema. 4 Ary sitraky
ny mpanjaka sy ny fiangonana re-
hetra izany. 5 Dia nandidy han-

[1] *Heb.* nameno ny tànanareo.

defa teny eran' ny Isiraely rehetra
hatrany Beri-sheba ka hatrany Dana
izy mba hankanesan' ny olona hitan-
drina ny Paska ho any Jehovah,
Andriamanitry ny Isiraely, any
Jerosalema; fa ny be sy ny maro
tsy mba nitandrina azy araka ny
voasoratra.

6 Dia lasa ny tsimandoa nitondra
ny taratasy avy tamy ny mpanjaka
sy ny mpanapaka hitety ny Isiraely
sy ny Joda rehetra ka nilaza araka
ny didin' ny mpanjaka hoe: Ry
Zanak' Isiraely ô, miverena aminy
Jehovah, Andriamanitry Abrahama
sy Isaka ary Isiraely, mba hivere-
nany ho amin' izay sisa aminareo
izay tsy azon' ny tànan' ireo mpan-
jakany Asyria. 7 Aza manahaka
ny rainareo sy ny rahalahinareo izay
nivadika taminy Jehovah, Andria-
manitry ny razany, ka dia natolony
ho figagana araka izao hitanareo izao
izy. 8 Koa aza manamafy ny hato-
kareo toy ny nataon' ny razanareo,
fa atolory any Jehovah ny tànana-
reo, ka midira ao amy ny fitoerany
masina, izay nohamasininy ho man-
drakizay; ary manompoa any Jeho-
vah Andriamanitrareo, mba hiala
aminareo ny fahatezerany mirehitra.
9 Fa raha miverina aminy Jehovah
hianareo, dia hahazo famindrampo
eo anatrehan' izay nitondra azy ho
babo ny rahalahinareo sy ny zana-
kareo, ka dia ho tafaverina amin'
ity tany ity izy; fa miantra sy ma-
mindra fo Jehovah Andriamanitra-
reo, ary tsy mba hiamboho anareo
Izy, raha miverina aminy hianareo.

10 Ary ny tsimandoa nitety ny
tanàna hatrany amy ny tanin' ny
Efraima sy ny Manase ka hatrany
amy ny Zebolona; fa nihomehezan'
ny olona sy novazivaziny foana izy.
11 Kanefa kosa ny tamy ny Asera
sy ny Manase ary ny Zebolona dia
nisy hiany nanetry tena ka tonga
tany Jerosalema. 12 Ary ny tànan'
Andriamanitra dia napetrany tamy
ny Joda koa mba hanome azy fo
iray hankatò ny didin' ny mpanjaka
sy ny mpanapaka noho ny teniny
Jehovah.

13 Ary tamy ny volana faharoa
dia nisy olona maro nivory tany
Jerosalema hitandrina ny andro
firavoravoana fihinanana ny mofo
tsy misy masirasira, dia fivoriana
lehibe tokoa. 14 Ary nitsangana
izy, dia nandrava ireo alitara tany
Jerosalema; ary ny alitara fando-
roana ditin-kazo manitra rehetra dia
noravany koa ka nariany tany amy
ny lohasahan-driaka Kidrona. 15
Dia namono ny Paska izy tamy ny
andro fahefatra amby ny folo tamy
ny volana faharoa; ary menatra ny
mpisorona sy ny Levita, dia nana-
masina ny tenany ka nampiditra ny
fanatitra odorana ho ao an-tranony
Jehovah. 16 Ary nitsangana teo
amy ny fitoerany tahaka ny fanao
izy, araka ny lalàny Mosesy, lehi-
lahin' Andriamanitra; ary ny mpi-
sorona nanopy ny ra izay teny an-
tànan' ny Levita.

17 Fa nisy maro tao amy ny
fiangonana izay tsy mba nanamasina
ny tenany, ka dia ny Levita no
nampamonoina ny Paska hisolo izay
rehetra tsy madio mba hanamasina
azy ho any Jehovah. 18 Fa nisy
olona betsaka, dia maro avy tamy
ny Efraima sy ny Manase sy ny
Isakara ary ny Zebolona, no tsy
mba nanadio ny tenany, kanefa
nihinana ny Paska hiany izy, fa tsy
araka izay voasoratra. Ary Hezekia
nivavaka ho an' ireny ka nanao
hoe: Jehovah tsara ô, mamelà 19
izay rehetra efa nampiomana ny
fony hitady an' Andriamanitra, dia
Jehovah, Andriamanitry ny razany,
na dia tsy madio araka ny fahadio-
van' ny fitoerana masina aza izy.
20 Ary Jehovah nihaino any Hezekia
ka nahasitrana ny olona.

21 Ary ny Zanak' Isiraely izay
tany Jerosalema dia nitandrina hafi-
toana ny andro firavoravoana fihina-
nana ny mofo tsy misy masirasira
tamy ny fifaliana lehibe; ary ny
Levita sy ny mpisorona nidera any

Jehovah isan-andro sady nampaneno
zavatra mafy faneno[1] ho any Jeho-
vah. 22 Ary Hezekia dia nankasi-
traka ny Levita rehetra, izay nanana
fahaizana ho any Jehovah; ary nihi-
nana ny Paska hafitoana izy sady
nanatitra fanati-pihavanana koa sy
nisaotra any Jehovah, Andriamani-
try ny razany.
23 Ary ny fiangonana rehetra
niara-nihevitra ny amy ny hitan-
dremana hafitoana indray; ka dia
mbola nitandrina hafitoana koa tamy
ny hafaliana izy. 24 Fa Hezekia,
mpanjakan' ny Joda, nanome van-
totr' ombilahy arivo sy ondry aman-
osy fito arivo ho any ny fiangonana;
ary ny mpanapaka koa nanome van-
totr' ombilahy arivo sy ondry aman-
osy iray alina ho any ny fiangonana;
ary maro ny mpisorona no nana-
masina ny tenany.
25 Ary faly ny fiangonana, dia ny
Joda rehetra sy ny mpisorona sy ny
Levita sy izay rehetra tafangona
avy tamy ny Isiraely mbamy ny
vahiny izay avy tany amy ny tany
Isiraely ary izay nonina tany Joda.
26 Koa nisy fifaliana be tany Jero-
salema; fa hatramy ny androny
Solomona, zanaky Davida, mpanja-
kan' ny Isiraely, dia tsy mbola nisy
tahaka izany tany Jerosalema. 27
Dia nitsangana ny Levita sy ny
mpisorona ka nitso-drano ny olona;
ary nohenoin' *Andriamanitra* ny
feony, ka niakatra ho any an-danitra,
fonenany masina, ny fivavany.

*Ny nandravan' ny olona ny zavatra momba ny sampy, sy ny nandaminany Hezekia ny fanompoam-pivavahana.*

XXXI. ARY nony vita izany re-
hetra izany, dia niainga
nankany an-tanànan' ny Joda ny
Isiraely rehetra izay tao ka nanoro-
toro ny tsangam-baton-tsampy sy
nikapa ny Aseraha ary nandrava
ny fitoerana avo sy ny alitara erany
Joda sy Benjamina rehetra ary tany
Efraima sy Manase koa ambara-
paharavany azy rehetra.
Dia samy nody ho any amy ny
taniny sy ny tanànany avy ny
Zanak' Isiraely rehetra.
2 Ary Hezekia nanendry ny
antokon' ny mpisorona sy ny Levita
araka ny antokony avy, samy araka
ny fanompoany avy, dia ny mpiso-
rona sy ny Levita ho amy ny fana-
titra odorana sy ny fanati-pihava-
nana sy hanao fanompoam-pivava-
hana sy hisaotra ary hidera eny
amy ny vavahadin' ny tobiny Jeho-
vah. 3 Ary ny hatao fanatitra
odorana rehetra dia nomen' ny
mpanjaka avy tamy ny fananany,
dia ny fanatitra odorana maraina
sy hariva sy ny fanatitra odorana
atao amy ny Sabata sy amy ny
voaloham-bolana sy amy ny fotoam-
pivavahana, araka ny voasoratra ao
amy ny lalàny Jehovah.
4 Ary ny olona izay nonina tany
Jerosalema nasainy nandoa ny anja-
ran' ny mpisorona sy ny Levita
hipetrahany tsara amy ny lalàny
Jehovah. 5 Ary nony niely izany
teny izany, dia nitondra voaloham-
bokatra betsaka ny Zanak' Isiraely,
dia vary sy ranom-boaloboka sy
diloilo sy tantely ary vokatry ny
tany isan-karazany; ary ny fahafo-
lon-karena tamy ny zavatra rehetra,
dia betsaka koa no nentiny. 6 Ary
ny Isiraely sy ny Joda, izay nonina
tany an-tanànan' ny Joda, nitondra
ny fahafolon-karena koa, dia omby
sy ondry aman-osy, ary ny fahafo-
lon' ny zavatra masina izay noha-
masinina ho any Jehovah Andria-
maniny, ary navosainy nitokotoko
maro ireny. 7 Tamy ny volana
fahatelo no vao nanomboka nanoko-
toko azy izy, ary tamy ny volana
fahafito no nahavitany azy.
8 Ary nony avy Hezekia sy ny
mpanapaka ka nahita ireo niavosa
ireo, dia nisaotra any Jehovah sy

[1] *Na:* fiderana.

ny Isiraely olony izy. 9 Ary Heze-
kia nanontany ny mpisorona sy
ny Levita ny amin' ireo niavosa
ireo. 10 Ary Azaria mpisoronabe,
taranaky Zadoka, namaly azy hoe:
Hatramy ny niandohan' ny niton-
dran' ny olona ny fanatitra ho ao
an-tranony Jehovah dia nihinana
izahay ka voky, sady be koa ny
sisa; fa Jehovah nitahy ny olony,
ary ny sisa dia ireo betsaka ireo.
11 Ary nasainy Hezekia namboa-
tra efi-trano fitehirizana tao amy ny
tranony Jehovah izy; dia namboa-
riny izany. 12 Ary tamy ny faha-
marinany no nampidirany ny fana-
titra sy ny fahafolon-karena sy ny
zavatra nohamasininy; ary Konania
Levita no mpitahiry ireny, ary
Simey rahalahiny no manarakaraka.
13 Ary Jehiela sy Azazia sy Na-
hata sy Asahela sy Jerimota sy
Jozabada sy Eliala sy Jismakia sy
Mahata ary Benaia, fehiny Konania
sy Simey rahalahiny, no tonian'
ireny, araka ny didiny Hezekia
mpanjaka sy Azaria, mpanapaka
ny tranon' Andriamanitra. 14 Ary
Kore Levita, zanaky Jimna, mpian-
dry varavarana tao atsinanana, no
tonian' ny fanati-tsitrapo ho an'
Andriamanitra, hizara ny fanatitra
asandratra ho any Jehovah sy ny
zava-masina indrindra. 15 Ary ny
fehiny Kore dia Edena sy Miniamina
sy Jesoa sy Semaia sy Amaria ary
Sekania tao amy ny tanànan' ny
mpisorona; ary adidin' ireo ny
hizara ho any ny rahalahiny araka
ny antokony avy, na ny lehibe na
ny kely, 16 afa-tsy ny lehilahy
voasoratra hatramy ny telo taona
no ho miakatra, dia izay miditra ao
an-tranony Jehovah handray ny an-
jarany isan-andro noho ny fanom-
poany amy ny anjara-raharahany
araka ny antokony avy. 17 Ary
ny amy ny fanoratana ny mpisorona
koa, dia nosoratana araka ny fia-
nakaviany avy, ary ny Levita koa
hatramy ny roa-polo taona no ho
imakatra, araka ny anjara-rahara-
hany sy ny antokony avy. 18 Ary
nomena koa ny ankohonany rehetra
izay voasoratra, dia ny vadiny
mbamy ny zanani-lahy sy ny za-
nani-vavy rehetra; fa tamy ny fa-
hamarinany no nanamasinany ny
tenany ny amy ny zavatra masina.
19 Ary ho any ny mpisorona, tara-
naky Arona, koa, izay tany amy ny
tany manodidina ny tanànany, dia
nisy olona voatonona anarana tamy
ny isan-tanàna hanome anjara ny
lehilahy rehetra amy ny mpisorona
sy ny Levita rehetra voasoratra.
20 Ary toy izany no nataony
Hezekia erany Joda rehetra; fa
nanao izay tsara sy mety ary ma-
rina eo anatrehany Jehovah Andria-
maniny izy. 21 Ary ny raharaha
rehetra izay natombony ny amy ny
fanompoana ao an-tranon' Andria-
manitra sy ny lalàna ary ny didy
hitadiavana an' Andriamaniny dia
nataony tamy ny fony rehetra, ka
nambinina izy.

*Ny nanafihan' ny Asyriana any Joda tamy ny andro nanjakany Hezekia, sy ny niarovan' Andriamanitra azy.*

XXXII. ARY rehefa afaka izany
raharaha marina iza-
ny, dia avy Sankeriba, mpanjakany
Asyria, niditra tany Joda ary nanao
fahirano ny tanàna mimanda ka
nikasa hanafaka azy.
2 Ary nony hitany Hezekia fa
tonga Sankeriba ka nikasa hamely
any Jerosalema, 3 dia niara-nihevi-
tra tamy ny mpanapaka sy ny lehi-
lahy mahery izy mba hanampina ny
rano tamy ny loharano eny ivelan'
ny tanàna; ary nanampy azy ireo.
4 Dia nivory ny olona maro ka
nanampina ny loharano rehetra sy
ilay renirano mamaky eo afovoan'
ny tany, fa hoy izy: Nahoana no
avela hahita rano be ny mpanjaka-
ny Asyria, raha avy?
5 Dia noherezіny namboariny
avokoa izay rava tamy ny mànda
sady nasiany tilikambo teny ambo-

niny sy mànda hafa koa teo ivelany,
dia namboatra any Milo[1] tao an-
Tanànany Davida sady nanao lefona
aman-ampinga betsaka izy.
6 Ary nanendry mpifehy miara-
mila hifehy ny olona izy ka nam-
piangona azy hankeo aminy teo an-
kalalahana akaikin' ny vavahadin'
ny tanàna, dia nanao teny fampirisi-
hana taminy hoe: 7 Mahereza ka
matanjaha; aza matahotra na mi-
vadi-po noho ny mpanjakany Asyria
sy ny hamaroan' ny olona rehetra
izay entiny; fa ny momba antsika
dia be noho ny momba azy. 8 San-
dry nofo no momba azy, fa Jehovah
Andriamanitsika kosa no momba
antsika hamonjy antsika ka hiady
ny adintsika. Ary dia niankina
tamy ny teniny Hezekia, mpanjakan'
ny Joda, ny olona.
9 Rehefa afaka izany, dia nira-
hiny Sankeriba, mpanjakany Asyria,
ny mpanompony hankany Jerosa-
lema (fa izy sy ny miaramilany re-
hetra kosa nanao fahirano any La-
kisy tamin' izay) ho any aminy
Hezekia, mpanjakan' ny Joda, sy ho
any amy ny Joda rehetra izay tany
Jerosalema ka nanao hoe:
10 Izao no lazainy Sankeriba,
mpanjakany Asyria: Inona izato
itokianareo, no dia miaritra faho-
riana ato Jerosalema hianareo? 11
Tsy Hezekia hiany va no manam-
bosy anareo hanolo-tena ho faty
mosary sy hetaheta ka manao hoe:
Jehovah Andriamanitsika hamonjy
antsika amy ny tànan' ny mpan-
jakany Asyria? 12 Tsy io Hezekia
io hiany koa va no nandrava ny
fitoerana avony sy ny alitarany ary
nandidy ny Joda sy Jerosalema ka
nanao hoe: Eo anoloan' ny alitara
iray no hiankohofanareo sy hando-
roanareo ditin-kazo manitra? 13
Tsy fantatrareo va izay nataoko,
dia izaho sy ny razako, tamy ny
firenena rehetra tany amy ny tany
hafa? Moa ireny andriamanitry ny
firenena tany amy ny tany hafa
ireny va nisy nahavonjy ny taniny
akory tamy ny tànako? 14 Iza
amy ny andriamanitr' ireo firenena
efa naringan'[2] ny razako ireo no
nahavonjy ny olony tamy ny tànako,
ka dia hahavonjy anareo amy ny
tànako va ny Andriamanitrareo?
15 Koa ankehitriny, aza avela ha-
mitaka anareo Hezekia, na hitaona
anareo tahaka izao; aza mino azy
hianareo; fa tsy nisy andriamanitra
tany amy ny firenena sy ny fanja-
kana rehetra izay nahavonjy ny
olony tamy ny tànako sy ny tànan'
ny razako; koa aiza ny Andriama-
nitrareo no hahavonjy anareo amy
ny tànako?
16 Ary ny mpanompony Sanke-
riba mbola niteny ratsy any Jeho-
vah Andriamanitra sy Hezekia mpa-
nompony, 17 sady nanoratra tara-
tasy hihaika any Jehovah, Andria-
manitry ny Isiraely, sy hiteny ratsy
Azy ka nanao hoe: Tahaka ny tsy
nahavonjen' ireny andriamanitry ny
firenena tany amy ny tany hafa ny
olony tamy ny tànako no tsy haha-
vonjen' ny Andriamanitry Hezekia
ny olony koa amy ny tànako.
18 Dia niantso tamy ny feo ma-
hery izy ka nanao teny Jiosy teo
anatrehan' ny mponina tany Jero-
salema izay teny ambonin' ny màn-
da, hampitahorany sy hampangoro-
horoany azy mba hahafahany ny
tanàna. 19 Ary Andriamanitry
Jerosalema koa dia mba nolazainy
toy ny filàzany ireny andriamanitry
ny firenena tany amy ny tany hafa,
izay asan' tànan' olona hiany.
20 Ary noho izany dia nivavaka
Hezekia mpanjaka sy Isaia mpami-
nany, zanaky Amoza, ka nitaraina
tamy ny lanitra. 21 Ary Jehovah
naniraka anjely izay nandringana
ny lehilahy mahery rehetra sy ny
mpanapaka ary ny komandy teo an-
tobin' ny mpanjakany Asyria, ka
dia lasa nody amin-kenatra Sanke-

[1] *Heb.* fiarovana.
[2] *Heb.* natao herema.

riba. Ary nony niditra tao an-
tranon' ny andriamaniny izy, dia
namono azy tao tamy ny sabatra
ny zanany naterany.
22 Toy izany no namonjeny Jeho-
vah any Hezekia sy ny mponina tany
Jerosalema tamy ny tànany Sanke-
riba, mpanjakany Asyria, sy tamy
ny tànan' ny fahavalony rehetra;
eny, niaro azy tamy ny manodidina
rehetra Izy. 23 Ary ny maro ni-
tondra fanatitra ho any Jehovah
tany Jerosalema sy zava-tsoa ho any
Hezekia, mpanjakan' ny Joda; dia
nalaza teo imason' ny firenena re-
hetra izy hatramin' izany.

*Ny nahararian'y Hezekia sy ny na-
naretany, ary ny hareny amam-
boninahiny, sy ny nampietrena azy,
ary ny nahafatesany.*

24 TAMIN' izany andro izany dia
narary efa saiky maty He-
zekia, koa dia nivavaka taminy
Jehovah izy, ary Jehovah niteny
taminy ka nanome azy famanta-
rana.
25 Fa Hezekia tsy mba namaly
araka izay soa efa natao taminy; fa
niavonavona ny fony, dia niharan'
ny fahatezerana izy mbamy ny Joda
ary Jerosalema. 26 Kanefa Heze-
kia nanetry tena noho ilay efa nia-
vonavonan' ny fony, dia izy sy ny
mponina tany Jerosalema, ka dia tsy
niharan' ny fahatezerany Jehovah
ireo fahavelony Hezekia.
27 Ary Hezekia nanana harena
sy voninahitra be indrindra; dia
nanao trano firaketana izy hitehiri-
zany ny volafotsy sy ny volamena
sy ny vato soa sy ny zava-manitra
sy ny ampinga mbamin' izay fanaka
tsara rehetra, 28 ary tanàna fitehiri-
zana ny vokatra koa, dia ny vary sy
ny ranom-boaloboka ary ny diloilo,
sy trano miefitrefitra hitoeran' ny
biby fiompy samihafa karazana ary
vala hitoeran' ny ondry aman-osy.
29 Ary nanao tanàna maro ho azy
koa izy sady nanana ondry aman-
osy ary omby betsaka, fa nomen'
Andriamanitra fananana be indrin
dra izy.
30 Ary notampenan' io Hezekia
io ny fivoahan' ny rano ambony any
Gihona ka nampandehaniny tany
ambanin' ny tany hidina mahitsy
ho any andrefan' ny Tanànany
Davida izany. Ary nambinina tamy
ny asany rehetra Hezekia. 31 Nefa
noho ny amy ny irak' ireo mpana-
paka tany Babylona, izay naniraka
tany aminy mba hanontany ny amy
ny zava-mahagaga natao teo amy ny
tany, dia nilaozan' Andriamanitra
izy, mba hizahany toetra azy haha-
lalany izay rehetra ao am-pony.
32 Ary ny tantarany Hezekia
sisa mbamy ny soa nataony, indro,
efa voasoratra ao amy ny fahitany
Isaia mpaminany, zanaky Amoza,
sy ao amy ny bokin' ny mpanjakan'
ny Joda sy ny Isiraely izany. 33
Ary Hezekia lasa nodi-mandry any
amy ny razany, dia nalevina tao
amy ny fiakarana ho any amy ny
fasan' ny zanaky Davida izy; ary
ny Joda rehetra sy ny mponina
rehetra tany Jerosalema nanome
voninahitra azy tamy ny nahafate-
sany. Ary Manase zanany no nan-
jaka nandimby azy.

*Ny nanjakany Manase sy Amona.*

XXXIII. ROA amby ny folo tao-
na Manase, fony izy
vao nanjaka, ary dimy amby di-
mam-polo taona no nanjakany tany
Jerosalema.
2 Ary nanao izay ratsy eo ima-
sony Jehovah izy tahaka ny fahave-
tavetan' ny firenena izay noroahiny
Jehovah tsy ho eo anoloan' ny
Zanak' Isiraely. 3 Fa namboariny
indray ny fitoerana avo, izay efa
noravany Hezekia rainy, ka nanan-
gana alitara ho an' ireo Bala izy
sady nanao Aseraha sy niankohoka
teo anatrehan' izay rehetra eny amy
ny lanitra ka nanompo azy 4 sady
nanorina alitara tao an-tranony Je-
hovah, dia tao amin' ilay nolazainy
Jehovah hoe: Any Jerosalema no

hitoeran' ny anarako mandrakizay.
5 Fa nanao alitara teo anatin' ny
kianja roa amy ny tranony Jehovah
izy ho an' izay rehetra eny amy ny
lanitra. 6 Ary ny zanany nampa-
makiny ny afo teo an-dohasahan' ny
taranaky Hinoma, sady nanandro
sy nanao sikidy izy sy nanana ody
ary naka ny manao azy hotsindrian-
javatra sy ny mpanao hatsarana,
dia nahery nanao izay ratsy eo ima-
sony Jehovah izy ka nampahatezitra
Azy.

7 Ary izay sarin-javatra voaso-
kitra momba ny sampy nataony dia
napetrany tao an-tranon' Andria-
manitra, izay nolazain' Andriamani-
tra taminy Davida sy Solomona
zanany hoe: Eto amin' ity trano ity
sy eto Jerosalema, izay nofidiko
tamy ny fireneny Isiraely rehetra,
no hasiako ny anarako mandraki-
zay; 8 ary tsy hampandeha ny ton-
gotry ny Isiraely intsony hiala amy
ny tany izay efa notendreko ho any
ny razanareo Aho, raha mba hitan-
drina koa izy hanao araka izay re-
hetra nandidiako azy, dia araka ny
lalàna rehetra sy ny didy ary ny
fitsipika izay nampilazaina any
Mosesy.

9 Kanjo nampivily ny Joda sy
ny mponina tany Jerosalema Manase
mba hanao ratsy mihoatra noho ny
firenena izay naringany Jehovah tsy
ho eo anoloan' ny Zanak' Isiraely.
10 Ary Jehovah niteny taminy Ma-
nase sy ny vahoakany, nefa tsy nety
nihaino izy.

11 Dia nentiny Jehovah hamely
azy ny komandin' ny miaramilan'
ny mpanjakany Asyria, dia nosam-
borin' ireo Manase ka nasiany masom-
by sady nogadrany gadra varahina
ary nentiny ho any Babylona. 12
Ary nony azom-pahoriana mafy izy,
vao nifona taminy Jehovah Andria-
maniny sady nanetry tena indrin-
dra teo anatrehan' Andriamanitry
ny razany 13 ka nivavaka taminy;
ary Jehovah nanaiky ka nihaino ny
fifonany, dia nampody azy ho any
Jerosalema ho any amy ny fanjakany.
Ka dia fantatry Manase fa Jehovah
no Andriamanitra.

14 Ary rehefa afaka izany, dia
nanao mànda teo ivelan' ny Tanà-
nany Davida izy, dia teo andrefana
hatrany Gihona, eo amy ny lohasa-
han-driaka, ka hatramy ny fidirana
amy ny vavahadin-kazandrano, ary
nataony manodidina any Ofela sady
nataony avo dia avo; ary nanendry
izay ho komandin' ny miaramila ho
any amy ny tanàna mimanda rehe-
tra any Joda izy.

15 Dia nesoriny ireny andria-
mani-kafa sy ny sampy tao an-tra-
nony Jehovah mbamy ny alitara
rehetra izay efa naoriny teo an-
tendrombohitry ny tranony Jehovah
sy tany Jerosalema ka nariany teny
ivelan' ny tanàna. 16 Ary nanorina
indray ny alitarany Jehovah izy ka
namono zavatra hatao fanati-pihava-
nana sy fanati-pisaorana teo am-
boniny, dia nandidy ny Joda hanom-
po any Jehovah, Andriamanitry ny
Isiraely. 17 Fa ny olona mbola
namono zavatra hatao fanatitra teny
amy ny fitoerana avo hiany, kanefa
kosa ho any Jehovah Andriamaniny
hiany.

18 Ary ny tantarany Manase sisa
mbamy ny vavaka nataony tamin'
Andriamaniny sy ny tenin' ireo
mpahita izay niteny taminy tamy
ny anarany Jehovah, Andriamanitry
ny Isiraely, indro, ao amy ny tan-
taran' ny mpanjakan' ny Isiraely
izany. 19 Ary koa, ny vavaka na-
taony sy ny naneken' Andriamanitra
izany ary ny fahotany sy ny faha-
disoany rehetra mbamy ny fitoerana
izay nanorenany fitoerana avo sy
nananganany Aseraha sy sarin-ja-
vatra voasokitra, fony izy tsy mbola
nanetry tena, indro, efa voasoratra
ao amy ny teniny Hozay izany.

20 Ary Manase lasa nodi-mandry
any amy ny razany, dia nalevina
tao an-tranony; ary Amona zanany
no nanjaka nandimby azy.

21 Roa amby roa-polo taona

Amona, fony izy vao nanjaka, ary
roa taona no nanjakany tany Jero-
salema.
22 Ary nanao izay ratsy eo ima-
sony Jehovah tahaka ny nataony
Manase rainy hiany izy; fa ny
sarin-javatra voasokitra rehetra na-
taony Manase rainy dia namonoany
Amona zavatra hatao fanatitra ka
notompoiny; 23 ary tsy nanetry
tena teo anatrehany Jehovah tahaka
ny nataony Manase rainy izy, fa
mainka nanota bebe kokoa aza.
24 Dia nikomy taminy ny mpa-
nompony ka namono azy tao an-
tranony. 25 Fa ny vahoaka kosa
namono izay rehetra efa nikomy
taminy Amona mpanjaka, dia nam-
panjaka any Josia zanany hisolo
azy.

*Ny niandohan' ny nanjakany Josia, sy ny nanamboarany ny tempoly, ary ny amy ny nahitana ny bokin' ny lalàna.*

XXXIV. VALO taona Josia, fony
izy vao nanjaka, ary
iraika amby telo-polo taona no nan-
jakany tany Jerosalema.
2 Ary nanao izay mahitsy eo ima-
sony Jehovah izy ka nandeha tamy
ny làlany Davida rainy, fa tsy mba
nivily na ho amy ny ankavanana na
ho amy ny ankavia. 3 Fa tamy ny
taona fahavalo nanjakany, raha
mbola zatovolahy izy, dia niantom-
boka nitady an' Andriamanitry Da-
vida rainy; ary tamy ny taona
faharoa amby ny folo kosa dia nian-
tomboka nanadio any Joda sy Jero-
salema mba tsy hisy fitoerana avo,
na Aseraha, na sarin-javatra voaso-
kitra, na sarin-javatra an-idina in-
tsony.
4 Ary noravan' ny olona teo ana-
trehany Josia ny alitaran' ireo Bala;
ary ny tsangan-kazo[1] ho any ny
masoandro izay teo amboniny dia
nokapainy; ary ny Aseraha sy ny
sarin-javatra voasokitra mbamy ny
sarin-javatra an-idina dia novakiva-
kiny sy notorotoroiny ho vovoka
ka nafafiny teny amy ny fasan' ireo
efa namono zavatra hatao fanatitra
ho azy. 5 Ary nandoro ny taolan'
ny mpisorona teo ambonin' ny alita-
rany izy, ka dia nanadio any Joda
sy Jerosalema. 6 Ary tany amy ny
tanànan' ny Manase sy ny Efraima
ary ny Simeona hatrany amy ny
Naftaly, dia tao an-tanànany izay
rava, 7 dia noravany koa ny alitara
sy ny Aseraha; ary ny sarin-javatra
voasokitra nomongomongoiny ho
vovoka; ary ny tsangan-kazo[1] ho
any ny masoandro eran' ny tanin'
ny Isiraely rehetra dia nokapainy;
ary dia niverina ho any Jerosalema
izy.
8 Ary tamy ny taona fahavalo
amby ny folo nanjakany, rehefa
voadiony ny tany sy ny trano, dia
naniraka any Safana, zanaky Azalia,
sy Mahaseia, komandin' ny tanàna,
ary Joa, zanaky Joahaza, mpitadidy
ny raharaham-panjakana, izy mba
hamboatra ny tranony Jehovah An-
driamaniny. 9 Ary rehefa tonga
teo aminy Hilkia mpisoronabe izy,
dia natolony ny vola izay nampidi-
rina tao an-tranon' Andriamanitra,
izay efa nangonin' ny Levita,
mpiandry varavarana, tamy ny Ma-
nase sy ny Efraima sy ny sisa re-
hetra tamy ny Isiraely, ary tamy ny
Joda sy ny Benjamina rehetra sy
ny mponina tany Jerosalema. 10
Ary natolony ho eo an-tànan' ny
lehiben' ny mpiasa izay voatendry
hitandrina ny amy ny tranony Je-
hovah izany, ary natolotr' ireo kosa
ho any ny mpiasa izay niasa tao an-
tranony Jehovah hanamboarana sy
hanamafiana ny trano; 11 dia no-
meny ho any ny mpandrafitra sy ny
mpandatsa-bato hamidy vato voa-
paika sy hazo hatao sakamandimby
sy lampihazo ho amy ny trano izay
nosimban' ny mpanjakan' ny Joda.
12 Ary ny olona dia nanao ny asa

[1] *Na:* tsangam-bato.

araka izay mety hatao ; ary ny voa-
tendry hifehy azy dia Jahata sy
Obadia Levita, avy tamy ny tara-
naky Merary, ary Zakaria sy Meso-
lama, avy tamy ny taranaky ny
Kehatita, ary ny Levita rehetra
izay nahay ny zava-maneno isan-
karazany, 13 dia ireo no tonian' ny
mpitondra entana sady nifehy izay
rehetra nanao raharaha tamy ny
tao-zavatra samihafa rehetra; ary
avy tamy ny Levita koa nisy mpa-
noratra sy mpifehy ary mpiandry
varavarana.
14 Ary raha namoaka ny vola
izay nampidirina tao an-tranony Je-
hovah izy, Hilkia mpisorona dia
nahita ny bokin' ny lalàny Jehovah,
ilay nampilazaina any Mosesy. 15
Ary niteny Hilkia ka nanao taminy
Safana mpanoratra hoe : Ny bokin'
ny lalàna dia hitako tao an-tranony
Jehovah. Dia natolotry Hilkia any
Safana ny boky.
16 Ary Safana nitondra ny boky
ho any amy ny mpanjaka sady nilaza
taminy hoe : Izay rehetra nasaina
nataon' ny mpanomponao dia na-
taony avokoa. 17 Ary narotsany
ny vola izay azo tao an-tranony Je-
hovah ka natolony teo an-tànan' ny
olona voatendry sy teo an-tànan' ny
mpiasa. 18 Ary Safana mpanoratra
nilaza koa tamy ny mpanjaka hoe :
Misy boky nomeny Hilkia mpiso-
rona ahy. Dia novakiny Safana
teo anatrehan' ny mpanjaka ny
boky.
19 Ary rehefa ren' ny mpanjaka
ny tenin' ny lalàna, dia nandriatra
ny fitafiany izy 20 sady nandidy any
Hilkia sy Ahikama, zanaky Safana,
sy Abdona, zanaky Mika, sy Safana
mpanoratra ary Asaia, mpanompon'
andriana, ka nanao hoe : 21 Andeha
manontany aminy Jehovah ho ahy
sy izay sisa amy ny Isiraely sy ny
Joda ny amy ny tenin' io boky vao
hita ; fa mafy ny fahatezerany
Jehovah naidiny amintsika noho
ny tsy nitandreman' ny razantsika
ny teniny Jehovah hanao araka
izay rehetra voasoratra amin' io
boky io.
22 Ary Hilkia sy izay *notendren'
ny* mpanjaka dia nankany aminy
Holda mpaminanivavy, vadiny Salo-
ma, zanaky Tokehata, zanaky Hasra,
mpitahiry ny fitafiana (fa nitoetra
tany Jerosalema tao amy ny tanàna
ambany ravehivavy), ary niresaka
izany taminy izy ireo.
23 Dia hoy ravehivavy taminy :
Izao no lazainy Jehovah, Andria-
manitry ny Isiraely : Lazao amin'
izay lehilahy naniraka anareo taty
amiko hoe : 24 Izao no lazainy Je-
hovah : Indro, Izaho hahatonga loza
amin' ity tanàna ity sy amy ny
mponina eto, dia ny ozona rehetra
izay voasoratra ao amin' ilay boky
efa novakina teo anatrehan' ny
mpanjakan' ny Joda. 25 Satria
nahafoy Ahy izy ka nandoro ditin-
kazo manitra ho an' ireny andria-
mani-kafa sady nampahatezitra Ahy
amin' izay rehetra nataon' ny tà-
nany, dia haidina amin' ity tanàna
ity ny fahatezerako ka tsy hosaka-
nana. 26 Fa ny amy ny mpanja-
kan' ny Joda kosa izay naniraka
anareo hanontany aminy Jehovah,
dia ambarao aminy hoe : Izao no
lazainy Jehovah, Andriamanitry ny
Isiraely : Ny amy ny teny izay efa
novakinao, 27 satria nino anatra
hianao ka nanetry tena teo anatre-
han' Andriamanitra, raha nandre
ny teniny ny amin' ity tanàna ity
sy ny mponina eto,—eny, satria
nanetry tena teo anatrehako hianao
ka nandriatra ny fitafianao sady
nitomany teo anatrehako, dia Izaho
efa nihaino, hoy Jehovah. 28 Koa,
indro, hangoniko any amy ny raza-
nao hianao ary hangonina any amy
ny fasanao amy ny fiadanana, ka ny
masonao dia tsy mba hahita izay
loza rehetra ho entiko mamely ity
tanàna ity sy ny mponina eto.

Dia nitondra valiny ho any amy
ny mpanjaka izy ireo.

*Ny fahazotoany Josia hanangana indray ny fivavahana aminy Jehovah sy hampitandrina ny olona ny Paska, ary ny niadiany tamy ny Egyptiana sy ny nahafatesany.*

29 ARY ny mpanjaka naniraka
olona ka nampivory ny lo-
holon' ny Joda sy Jerosalema re-
hetra. 30 Dia niakatra ho ao an-
tranony Jehovah ny mpanjaka sy
ny lehilahy rehetra tamy ny Joda
sy ny mponina tany Jerosalema
mbamy ny mpisorona sy ny Levita
ary ny vahoaka rehetra, na lehibe
na kely; dia novakiny teo anatre-
hany ny teny rehetra teo amy ny
bokin' ny fanekena, izay hita tao
an-tranony Jehovah. 31 Ary ny
mpanjaka nitsangana teo amy ny
fitoeran' andriana, dia nanao fane-
kena teo anatrehany Jehovah hana-
raka Azy sy hitandrina ny lalàny
sy ny teni-vavolombelony ary ny
didiny amy ny fony rehetra sy ny
fanahiny rehetra, hankatò ny tenin'
ny fanekena izay voasoratra ao
amin' izany boky izany, 32 sady
nampifikiriny tsara koa ny olona
rehetra tany Jerosalema sy ny Ben-
jamina. Ary ny mponina tany
Jerosalema dia nanao araka ny fane-
ken' Andriamanitra, dia Andriama-
nitry ny razany.
33 Ary Josia nanaisotra ny fa-
havetavetana rehetra tamy ny tany
rehetra izay any ny Zanak' Isiraely
sady nandidy izay rehetra teo amy
ny Isiraely hanompo any Jehovah
Andriamaniny. Tamy ny andro
rehetra niainany Josia dia tsy mba
niala tamy ny fanarahana any Je-
hovah, Andriamanitry ny razany,
ny olona.

XXXV. Ary Josia nitandrina ny
Paska tany Jerosalema ho
any Jehovah; dia namono ny Paska
ny olona tamy ny andro fahefatra
amby ny folo tamy ny volana voa-
lohany.
2 Ary Josia nanendry ny mpiso-
rona ho amy ny anjara-raharahany
avy ka nampirisika azy hanao ny
fanompoana ao an-tranony Jehovah.
3 Ary hoy izy tamy ny Levita izay
mpampianatra ny Isiraely rehetra
sady efa masina ho any Jehovah:
Apetraho ao an-trano nataony Solo-
mona, zanaky Davida, mpanjakan' ny
Isiraely, ny fiara masina; fa izao dia
efa tsy milanja azy intsony hianareo;
koa manompoa any Jehovah An-
driamanitrareo sy ny Isiraely olony;
4 ary samia miomana araka ny
fianakavianareo avy hianareo, dia
araka ny antokonareo, araka ny
voasoratry Davida, mpanjakan' ny
Isiraely, sy araka ny voasoratry
Solomona zanany koa. 5 Ary mi-
tsangàna eo amy ny fitoerana masina
araka ny fizaran' ny fianakavian'
ny rahalahinareo amy ny vahoaka
sy araka ny fizaran' ny fianakavian'
ny Levita. 6 Dia vonoy ny Paska,
sady hamasino ny tenanareo, ka
manamboara ho any ny rahalahi-
nareo, hanaovana araka ny teniny
Jehovah izay nampilazainy any
Mosesy.
7 Ary ny vahoaka izay vory teo
dia nomeny Josia zanak' ondry sy
zanak' osy, telo alina no isany—
hatao Paska avokoa ireo—sy omby
telo arivo; avy tamy ny fananan'
ny mpanjaka ireo. 8 Ary ny
mpanapaka nanome an-tsitrapo ho
any ny olona sy ho any ny mpiso-
rona sy ny Levita. Ary Hilkia
sy Zakaria sy Jehiela, mpanapaka
ny tranon' Andriamanitra, nanome
*ondry aman-osy* enin-jato amby roa
arivo ho any ny mpisorona hatao
Paska ary omby telon-jato. 9 Ary
Konania sy Semaia sy Netanela
rahalahiny ary Hasabia sy Jeiela sy
Jozabada, lehiben' ny Levita, na-
nome *ondry aman-osy* dimy arivo ho
any ny Levita hatao Paska ary
omby diman-jato.
10 Koa dia vonona ny zavatra;
ary ny mpisorona nitsangana teo
amy ny fitoerany avy, ary ny Levita
araka ny antokony avy, araka ny
didin' ny mpanjaka. 11 Dia novo-

noin' ny olona ny Paska, ary nato-
pin' ny mpisorona *ny ra* teny an-
tànany, dia vao nohodiran' ny Le-
vita kosa. 12 Dia natokany ny
fanatitra odorana homeny ny olona
araka ny fizaran' ny fianakaviany,
mba hateriny ho any Jehovah araka
izay voasoratra ao amy ny bokiny
Mosesy. Ary toy izany koa tamy
ny omby. 13 Ary ny Paska natsa-
tsika tamy ny afo araka ny fanao;
fa ny zava-masina kosa nandrahoiny
tao anaty vilany sy vilanibe ary
kasiteronina, dia nozarainy faingana
tamy ny olona rehetra izany.

14 Ary rehefa afaka izany, dia
nanamboatra ho any ny tenany sy
ny mpisorona izy; fa ny mpisorona,
taranaky Arona, nanatitra ny fana-
titra odorana sy ny saborany man-
dra-pahalin' ny andro; fa ny Levita
kosa nanamboatra ny Paska ho any
ny tenany sy ny mpisorona, tara-
naky Arona. 15 Ary ny mpihira,
taranaky Asafa, nitoetra teo amy
ny fitoerany, araka ny didiny Da-
vida sy Asafa sy Hemana ary Jedo-
tona, mpahitan' ny mpanjaka, ary
ny mpiandry varavarana dia teo
amy ny isam-bavahady; fa tsy
afaka niala tamy ny fanompoany
ireo, ka ny Levita rahalahiny no
nanamboatra ho azy.

16 Ary dia vonona androtrizay
avokoa ny hatao fanompoana any
Jehovah amy ny hitandremana ny
Paska sy ny hanaterana ny fanatitra
odorana eo ambonin' ny alitarany
Jehovah araka ny teniny Josia
mpanjaka. 17 Ary ny Zanak' Isi-
raely izay vory teo dia nitandrina
ny Paska fahizay sy ny andro fira-
voravoana hafitoana fihinanana ny
mofo tsy misy masirasira.

18 Fa tsy nisy Paska notandre-
mana toy izany teo amy ny Isiraely
na dia hatramy ny androny Samoela
mpaminany aza; ary ny mpanjakan'
ny Isiraely rehetra tsy nisy nitan-
drina ny Paska tahaka izay nataony
Josia sy ny mpisorona sy ny Levita
ary ny Joda rehetra sy ny Isiraely
izay vory teo ary ny mponina tany
Jerosalema. 19 Tamy ny taona
fahavalo amby ny folo nanjakany
Josia no nitandremana izany Paska
izany.

20 Ary rehefa afaka izany rehe-
tra izany, nony efa namboariny
Josia ny tempoly, dia niakatra
Neko, mpanjakany Egypta, hiady
tany Karkemisy eo amorony Eofra-
ta; ary Josia nivoaka hiady aminy.
21 Fa Neko naniraka olona ho any
aminy hanao hoe: Moa mifaninona
akory izaho sy hianao, ry mpanja-
kan' ny Joda? Tsy ady aminao
izao anio izao, fa amy ny fahavaloko,
sady nasain' Andriamanitra handeha
faingana aho; koa aza manohitra
an' Andriamanitra Izay momba ahy,
fandrao matiny hianao.

22 Fa Josia tsy nety nihodina
niala taminy, fa nody olon-kafa mba
hiady taminy ka tsy nety nihaino
ny teniny Neko, izay nampilazain'
Andriamanitra azy, fa nandeha hiady
taminy hiany teo amy ny lohasaha-
ny Megido. 23 Ary ny mpandefa
tsipìka nahavoa any Josia mpan-
jaka; dia hoy ny mpanjaka tamy
ny mpanompony: Ento miala eto
aho; fa voa mafy aho. 24 Dia
nesorin' ny mpanompony tamin'
izany kalesy izany izy, ka napetrany
teo amy ny kalesiny faharoa ary
nentiny ho any Jerosalema; dia
maty izy ka nalevina tao am-pasan-
drazany.

Ary ny Joda sy Jerosalema rehe-
tra dia nisaona any Josia. 25 Ary
Jeremia dia nanao hira fisaonana
any Josia; ary ny mpihiralahy
sy ny mpihiravavy rehetra dia ma-
hatsiahy any Josia mandraka andro
any, raha manao hira fisaonana, ka
nataony fanao teo amy ny Isiraely
izany; ary, indro, efa voasoratra ao
amy ny fihirana fisaonana izany.

26 Ary ny tàntarany Josia sisa
mbamy ny soa nataony, araka izay
efa voasoratra ao amy ny lalàny Je-
hovah, 27 dia ny asany voalohany
sy farany, indro, efa voasoratra

ao amy ny bokin' ny mpanjakan'
ny Isiraely sy ny Joda izany.

*Ny nanjakany Joahaza sy Joiakima sy Joiakina ary Zedekia, sy ny nandravana any Jerosalema, ary ny nitondrana ny olona ho babo tany Babylona.*

XXXVI. ARY ny vahoaka naka
any Joahaza, zana-
ky Josia, ka nampanjaka azy tany
Jerosalema handimby an-drainy. 2
Telo amby roa-polo taona Joahaza,
fony izy vao nanjaka, ary telo
volana no nanjakany tany Jerosa-
lema.

3 Ary nesorin' ny mpanjakany
Egypta tany Jerosalema izy, sady
nampandoaviny sazy talenta vola-
fotsy zato sy talenta volamena iray
ny fanjakana. 4 Ary ny mpanja-
kany Egypta nampanjaka any Elia-
kima, rahalahiny Joahaza, tamy ny
Joda sy Jerosalema, ary ny anarany
dia novany hoe Joiakima; ary Joa-
haza rahalahiny kosa dia nalainy ka
nentiny ho any Egypta.

5 Dimy amby roa-polo taona
Joiakima, fony izy vao nanjaka, ary
iraika amby ny folo taona no nan-
jakany tany Jerosalema.

Ary nanao izay ratsy eo imasony
Jehovah Andriamaniny izy. 6 Ary
Nebokadnezara, mpanjakany Baby-
lona, dia niakatra namely azy ka
namatotra azy tamy ny gadra vara-
hina mba hitondra azy ho any Baby-
lona. 7 Ary ny fanaka sasany tao
an-tranony Jehovah dia nentiny
Nebokadnezara ho any Babylona
koa ka nataony tao amy ny tempo-
liny tany Babylona.

8 Ary ny tantarany Joiakima
sisa sy ny fahavetavetana nataony
mbamin' izay toetoeny rehetra, dia,
indro, efa voasoratra ao amy ny
bokin' ny mpanjakan' ny Isiraely sy
ny Joda izany; ary Joiakina zanany
no nanjaka nandimby azy.

9 Valo [1] taona Joiakina, fony izy
vao nanjaka, ary telo volana sy hafo-
loana no nanjakany tany Jerosa-
lema; ary nanao izay ratsy eo ima-
sony Jehovah izy. 10 Ary nony
niherina ny taona, dia naniraka
Nebokadnezara mpanjaka ka niton-
dra azy mbamy ny fanaka tsara tao
an-tranony Jehovah ho any Baby-
lona, dia nampanjaka any Zedekia
rahalahin-drainy [2] tamy ny Joda sy
Jerosalema izy.

11 Iraika amby roa-polo taona
Zedekia, fony izy vao nanjaka, ary
iraika amby ny folo taona no nan-
jakany tany Jerosalema.

12 Ary nanao izay ratsy eo ima-
sony Jehovah Andriamaniny izy, fa
tsy nanetry tena teo anatrehany
Jeremia mpaminany, izay nilaza ny
tenin' Andriamanitra. 13 Ary ni-
komy taminy Nebokadnezara mpan-
jaka izay efa nampianiana azy tamin'
Andriamanitra koa izy; ary nana-
mafy ny hatony sy nanasarotra ny
fony izy mba tsy hiverina ho amin'
Andriamanitry ny Isiraely.

14 Ary ny lehibe rehetra tamy
ny mpisorona sy ny vahoaka koa
nanao izay mahadiso indrindra araka
ny fahavetavetana rehetra fanaon'
ny jentilisa ka nandoto ny tranony
Jehovah tany Jerosalema izay noha-
masininy. 15 Kanefa Jehovah, An-
driamanitry ny razany, nampitondra
teny ny iraka izay nirahiny ho any
aminy; eny, nifoha maraina koa Izy
ka naniraka, fa namindra fo tamy
ny olony sy ny fonenany. 16 Kanjo
ny olona nihomehy ireny irak' An-
driamanitra ireny sady nanazimba
ny teniny sy namazivazy ny mpami-
naniny mandra-pihatry ny fahateze-
rany Jehovah taminy, ka tsy nisy
nahavonjy azy.

17 Koa nentiny namely azy ny
mpanjakan' ny Kaldeana, izay na-
mono ny zatovony tamy ny sabatra
tao an-trano fitoerana masina, ary
tsy nisy namindrany fo, na zatovo
na virijina, na ny antitra sy ny fotsy

[1] *Na:* [Valo amby ny folo], *izahao* 2 *Mpan.* xxiv. 8.
[2] *Heb.* rahalahiny.

volo; fa izy rehetra dia natolony ho
eo an-tànany avokoa. 18 Ary ny
fanaka rehetra tao an-tranon' An-
driamanitra, na ny vaventy na ny
madinika, mbamy ny rakitry ny
tranony Jehovah ary ny rakitry ny
mpanjaka sy ny mpanapaka,—ireny
rehetra ireny dia nentiny ho any
Babylona avokoa. 19 Dia nodo-
rany koa ny tranon' Andriamanitra,
ary noravany ny màndany Jerosa-
lema; ny lapan' andriana rehetra
tao koa dia nodorany tamy ny afo,
ary ny fanaka tsara rehetra tao
nosimbany.

20 Ary ny olona sisa tsy matin-
tsabatra dia nentiny ho babo tany
Babylona, ka tonga mpanompo azy
sy ny zanany ireny mandra-panja-
kan' ny mpanjakany Persia, 21
hanatanterahana ny teniny Jehovah
nampilazaina any Jeremia, mandra-
panonitry ny tany ny Sabatany;
fa tamy ny andro rehetra izay na-
hafoanany dia natsahatra ny tany
mba hanonitra[1] ny Sabatany man-
dra-pahatapitry ny fito-polo taona.

*Ny teny nataony Kyrosy nandefasana ny Jiosy hody ho any an-tanindrazany.*

22 ARY tamy ny taona voalohany
nanjakany Kyrosy, mpan-
jakany Persia, dia notairiny Jehovah
ny fanahiny Kyrosy, mpanjakany
Persia, mba hanatanteraka ny teniny
Jehovah izay nampilazainy any Jere-
mia, ka dia nandefa teny eran' ny
fanjakany rehetra izy, sady nataony
an-tsoratra koa izany hoe: 23 Izao
no lazainy Kyrosy, mpanjakany
Persia: Ny fanjakana rehetra am-
bonin' ny tany dia efa nomeny Je-
hovah, Andriamanitry ny lanitra,
ahy; ary Izy efa nandidy ahy hanao
trano ho Azy any Jerosalema, izay
any Joda. Koa iza avy moa amina-
reo rehetra no olony? Jehovah
Andriamaniny anie homba azy, fa
aoka hiakatra izy.

---

# EZRA.

*Ny teny nataony Kyrosy nandefasana ny Jiosy hody, sy ny nanomezany azy ny fanaka avy tao amy ny tempoly.*

I. ARY tamy ny taona voalohany
nanjakany Kyrosy, mpan-
jakany Persia, dia notairiny Jehovah
ny fanahiny Kyrosy, mpanjakany
Persia, mba hanatanteraka ny te-
niny Jehovah izay nampilazainy any
Jeremia, ka dia nandefa teny eran'
ny fanjakany rehetra izy, sady na-
taony an-tsoratra koa izany hoe: 2
Izao no lazainy Kyrosy, mpanjakany
Persia: Ny fanjakana rehetra am-
bonin' ny tany dia efa nomeny Je-
hovah, Andriamanitry ny lanitra,
ahy; ary Izy efa nandidy ahy hanao
trano ho Azy any Jerosalema izay
any Joda. 3 Koa iza avy moa
aminareo rehetra no olony? An-
driamaniny anie homba azy, fa aoka
hiakatra any Jerosalema izay any
Joda izy ka hanao ny tranony Jeho-
vah, Andriamanitry ny Isiraely,—
Izy no Andriamanitra Izay any
Jerosalema. 4 Ary na iza na iza
sisa tratra, dia aoka ny tompon-tany
ao amin' izay ivahiniany hanome
azy volafotsy sy volamena sy fanaka
ary biby fiompy mbamy ny fanati-
tsitrapo ho any ny tranon' Andria-
manitra, izay any Jerosalema.

---

[1] *Izahao Lev.* xxvi. 34.

5 Dia niainga ny lohan' ny fire-
neny Joda sy Benjamina sy ny
mpisorona sy ny Levita, dia izay
rehetra efa nampirisihin' Andria-
manitra hiakatra hanao ny tranony
Jehovah any Jerosalema. 6 Ary
izay rehetra manodidina dia nampa-
hery ny tànan' ireo tamy ny fanaka
volafotsy sy volamena sy fanaka
hafa sy biby fiompy ary zava-tsoa
mbamin' izay rehetra nateriny tamy
ny sitrapo.
7 Dia navoaky Kyrosy mpan-
jaka ny fanaky ny tranony Jehovah,
izay efa nalainy Nebokadnezara tany
Jerosalema ka efa nataony tao an-
tranon' ireo andriamaniny. 8 Ary
Mitredata, mpitahiry ny haren' ny
fanjakana, dia nasainy Kyrosy,
mpanjakany Persia, namoaka ireny,
ka nisainy sady natolony any Sesba-
zara, lehiben' ny fireneny Joda.
9 Ary izao no isany: Lovia vola-
mena telo-polo, lovia volafotsy arivo,
antsy sivy amby roa-polo, 10 ka-
poaka volamena misarona telo-polo,
lovia volafotsy manarakaraka folo
amby efa-jato, ary lovia hafa koa
arivo; 11 efa-jato amby dimy arivo
no isan' ny fanaka volamena sy
volafotsy rehetra. Ireo rehetra ireo
dia nentiny Sesbazara niaraka nan-
kany Jerosalema tamy ny babo izay
niverina avy tany Babylona.

*Ny anaran' ny Jiosy nentiny Zerobabela nody.*

II. ARY izao no olona amin'
izany tany izany izay nia-
katra avy tamy ny fahababoana,
izay nobaboiny Nebokadnezara,
mpanjakany Babylona, ka nentiny
ho any Babylona, ary niverina ho
any Jerosalema sy Joda, samy ho
any an-tanànany avy,—2 dia ny
olona izay niaraka taminy Zeroba-
bela sy Jesoa sy Nehemia sy Seraia
sy Relaia sy Mordekay sy Bilsana
sy Mispara sy Bigvay sy Rehoma
ary Bana.
Ary ny isan' ny lehilahy tamy ny
Isiraely dia izao:—
3 Ny taranaky Parosy dia roa
amby fito-polo amby zato sy roa
arivo; 4 ny taranaky Sefatia dia roa
amby fito-polo amby telon-jato; 5 ny
taranaky Ara dia dimy amby fito-
polo amby fiton-jato; 6 ny taranaky
Pahata-moaba, avy tamy ny zanaky
Jesoa sy Joaba, dia roa amby ny
folo amby valon-jato sy roa arivo;
7 ny taranaky Elama dia efatra
amby dimam-polo amby roan-jato sy
arivo; 8 ny taranaky Zato dia dimy
amby efa-polo amby sivin-jato; 9
ny taranaky Zakay dia enim-polo
amby fiton-jato; 10 ny taranaky
Bany dia roa amby efa-polo amby
enin-jato; 11 ny taranaky Bebay
dia telo amby roa-polo amby enin-
jato; 12 ny taranaky Azgada dia
roa amby roa-polo amby roan-jato sy
arivo; 13 ny taranaky Adonikama
dia enina amby enim-polo amby enin-
jato; 14 ny taranaky Bigvay dia
enina amby dimam-polo sy roa arivo;
15 ny taranaky Adina dia efatra
amby dimam-polo amby efa-jato; 16
ny taranaky Atera, avy taminy
Hezekia, dia valo amby sivi-folo;
17 ny taranaky Bezay dia telo amby
roa-polo amby telon-jato; 18 ny
taranaky Jora dia roa amby ny folo
amby zato; 19 ny taranaky Hasoma
dia telo amby roa-polo amby roan-
jato; 20 ny zanaky Gibara dia dimy
amby sivi-folo; 21 ny zanaky Betle-
hema dia telo amby roa-polo amby
zato; 22 ny mponina tany Netofa
dia enina amby dimam-polo; 23 ny
mponina tany Anatota dia valo am-
by roa-polo amby zato; 24 ny zana-
ky Azmaveta dia roa amby efa polo;
25 ny zanaky Kiriat-arima sy Ke-
fira ary Berota dia telo amby efa-
polo amby fiton-jato; 26 ny zanaky
Rama sy Gaba dia iraika amby roa-
polo amby enin-jato; 27 ny mponina
tany Mikmasy dia roa amby roa-
polo amby zato; 28 ny mponina
tany Betela sy Ay dia telo amby
roa-polo amby roan-jato; 29 ny
zanaky Nebo dia roa amby dimam-
polo; 30 ny taranaky Magbisy dia

enina amby dimam-polo amby zato;
31 ny zanak' ilay Elama anankiray
dia efatra amby dimam-polo amby
roan-jato sy arivo; 32 ny taranaky
Harima dia roa-polo amby telon-
jato; 33 ny zanaky Loda sy Hadida
ary Ono dia dimy amby roa-polo
amby fiton-jato; 34 ny zanaky Je-
riko dia dimy amby efa-polo amby
telon-jato; 35 ny zanaky Sena dia
telo-polo amby enin-jato sy telo
arivo.

36 Ary ny mpisorona koa dia
izao: Ny taranaky Jedaia, avy tamy
ny mpianakaviny Jesoa, dia telo
amby fito-polo amby sivin-jato; 37
ny taranaky Imera dia roa amby
dimam-polo sy arivo; 38 ny tara-
naky Pasora dia fito amby efa-polo
amby roan-jato sy arivo; 39 ny
taranaky Harima dia fito amby ny
folo sy arivo.

40 Ary ny Levita koa dia izao:
Ny taranaky Jesoa sy Kadmiela,
avy tamy ny taranaky Hodavia,
dia efatra amby fito-polo.

41 Ary ny mpihira koa dia izao:
Ny taranaky Asafa dia valo amby
roa-polo amby zato.

42 Ary ny taranaky ny mpiandry
varavarana koa dia izao: Ny tara-
naky Saloma, ny taranaky Atera,
ny taranaky Talmona, ny taranaky
Akoba, ny taranaky Hatita, ny
taranaky Sobay, dia sivy amby telo-
polo amby zato izy rehetra.

43 Ary ny Netinima koa dia
izao: Ny taranaky Ziha, ny tara-
naky Hasofa, ny taranaky Tabaota,
44 ny taranaky Kerosa, ny tara-
naky Siaha, ny taranaky Padona,
45 ny taranaky Lebana, ny tara-
naky Hagabaha, ny taranaky Ako-
ba, 46 ny taranaky Hagaba, ny
taranaky Salmay, ny taranaky Ha-
nana, 47 ny taranaky Gidela, ny
taranaky Gahara, ny taranaky
Reaia, 48 ny taranaky Rezina, ny
taranaky Nekoda, ny taranaky Gaza-
ma, 49 ny taranaky Oza, ny tara-
naky Pasea, ny taranaky Besay, 50
ny taranaky Asna, ny taranaky ny
Meonita, ny taranaky ny Nefisita,
51 ny taranaky Bakboka, ny tara-
naky Hakofa, ny taranaky Harora,
52 ny taranaky Bazlota, ny tara-
naky Mehida, ny taranaky Harsa,
53 ny taranaky Barkosa, ny tara-
naky Sisera, ny taranaky Tema, 54
ny taranaky Nezia, ny taranaky
Hatifa.

55 Ary ny taranaky ny mpanom-
pony Solomona koa dia izao: Ny
taranaky Sotahy, ny taranaky Sofe-
reta, ny taranaky Peroda, 56 ny
taranaky Jala, ny taranaky Dar-
kona, ny taranaky Gidela, 57 ny
taranaky Sefatia, ny taranaky Ha-
tila, ny taranaky Pokereta-haze-
baima, ny taranaky Amy.

58 Ny Netinima rehetra sy ny
taranaky ny mpanompony Solomona
dia roa amby sivi-folo amby telon-
jato.

59 Ary izao no niakatra avy tany
Tela-mela sy Tela-harsa sy Keroba
sy Adana ary Imera (fa tsy nahalaza
ny fianakaviany sy ny firazanany
izy na avy tamy ny Isiraely na tsia):
60 ny taranaky Delaia, ny taranaky
Tobia, ny taranaky Nekoda, dia roa
amby dimam-polo amby enin-jato.

61 Ary ny avy tamy ny taranaky
ny mpisorona dia izao: Ny taranaky
Habaia, ny taranaky Hakoza, ny
taranaky Barzilay; nampaka-bady
avy tamy ny zanakavaviny Barzilay
Gileadita io, ka dia notononina araka
ny anarany. 62 Ireo no nitady ny
soratra filazana ny razany, fa tsy
hita izany; dia natao ho tsy madio
izy ka nesorina tamy ny fisoronana.
63 Ary ny governora nilaza taminy
fa tsy mahazo mihinana ny zavatra
masina indrindra izy mandra-pitsan-
gan' izay mpisorona anankiray mi-
tondra ny Orima sy Tomima.

64 Ny tontalin' ny olona rehetra
dia enim-polo amby telon-jato amby
roa arivo sy efatra alina, 65 afa-tsy
ny ankizilahiny sy ny ankizivaviny
fito amby telo-polo amby telon-jato
sy fito arivo; ary nisy mpihiralahy
sy mpihiravavy roan-jato teo aminy;

66 ny soavaliny dia enina amby
telo-polo amby fiton-jato; ny am-
pondrany dia dimy amby efa-polo
amby roan-jato; 67 ny ramevany
dia dimy amby telo-polo amby efa-
jato; ny borikiny dia roa-polo amby
fiton-jato sy enina arivo.

68 Ary ny sasany tamy ny lohan'
ny fianakaviana, rehefa tonga tao
an-tranony Jehovah tany Jerosa-
lema, dia nanatitra tamy ny sitrapo
hananganana ny tranon' Andria-
manitra eo amin' ilay efa niorenany.
69 Nanome araka izay nananany
avy izy hanampy ny vola voavory
hanaovana ny asa, dia darika[1] vola-
mena arivo sy enina alina ary mane
volafotsy dimy arivo ary akanjo-
mpisorona zato.

70 Ary samy tafapetraka teny
an-tanànany avy ny mpisorona sy
ny Levita sy ny sasany tamy ny
vahoaka sy ny mpihira sy ny mpian-
dry varavarana ary ny Netinima,—
dia ny Isiraely rehetra samy tao an-
tanànany avy.

*Ny nanombohana ny raharaham-pivavahana indray, sy ny nanorenana ny tempoly.*

III. ARY nony tonga ny volana
fahafito, rehefa tafape-
traka teny amy ny tanànany avy
ny Zanak' Isiraely, dia nivory tany
Jerosalema toy ny olona iray izy.
2 Dia nitsangana Jesoa, zanaky
Jozadaka, sy ny mpisorona rahala-
hiny ary Zerobabela, zanaky Seal-
tiela, sy ny rahalahiny ka nano-
rina ny alitaran' Andriamanitry ny
Isiraely hanaterana fanatitra odo-
rana eo amboniny, araka izay voa-
soratra ao amy ny lalàny Mosesy,
lehilahin' Andriamanitra.

3 Dia naoriny teo amin' ilay efa
niorenany hiany ny alitara, satria
natahotra ny tompon-tany izy; ary
nanatitra fanatitra odorana teo am-
boniny ho any Jehovah izy, dia ny
fanatitra odorana marain-tsy hariva.
4 Ary nitandrina ny andro firavora-
voana fitoerana ao amy ny trano ran-
tsan-kazo koa izy, araka ny voasora-
tra, sy ny amy ny fanatitra odorana
isan-andro araka ny isany avy, ta-
haka ny fanao, araka izay voatendry
hatao isan-andro avy. 5 Ary re-
hefa afaka izany, dia nanatitra ny
fanatitra odorana mandrakariva izy
sy ilay fanao amy ny voaloham-
bolana sy amy ny fotoam-pivava-
hana nohamasinina rehetra izay
voatendriny Jehovah ary ny avy
amin' izay rehetra nanatitra fanati-
tsitrapo ho any Jehovah. 6 Tamy
ny andro voalohany tamy ny volana
fahafito no niantomboka nanatitra
fanatitra odorana ho any Jehovah
izy. Nefa tsy mbola natao ny
fanorenan' ny tempoliny Jehovah.
7 Ary nomeny vola ny mpipai-bato
sy ny mpandrafitra, ary ny any
Tyro sy ny any Sidona dia nomeny
zavatra hohanina sy hosotroina sy
diloilo mba hitondrany hazo sedera
avy any Libanona hatramy ny rano-
masina any Jopa, araka ny teny
efa azony taminy Kyrosy, mpanja-
kany Persia.

8 Ary tamy ny volana faharoa
tamy ny taona faharoa taorian' ny
nahatongavany tany amy ny tra-
non' Andriamanitra tany Jerosalema
dia niantomboka Zerobabela, zana-
ky Sealtiela, sy Jesoa, zanaky Joza-
daka, mbamy ny rahalahiny sisa,
dia ny mpisorona sy ny Levita ary
izay rehetra tonga tany Jerosalema
avy tany amy ny fahababoana, ka
nanendry ny Levita izay hatramy
ny roa-polo taona no ho miakatra
izy ho tonian' ny asa amy ny tra-
nony Jehovah. 9 Dia niara-nitsan-
gana Jesoa sy ny zanany ary ny
rahalahiny, ary Kadmiela sy ny
zanany, zanaky Joda, ho tonian' ny
mpiasa tamy ny tranon' Andria-
manitra, ary ny zanaky Henadada
koa mbamy ny zanany sy ny Levita
rahalahiny.

[1] *Izahao* 1 *Tan.* xxix. 7.

10 Ary rehefa naorin' ny mpiasa
ny tempoliny Jehovah, dia nasainy
hidera any Jehovah ny mpisorona,
sady niakanjo ny akanjony sy nitondra
trompetra, ary ny Levita, zanaky
Asafa, kosa nitondra kipantsona,
araka ny nandidiany Davida, mpanjakan'
ny Isiraely. 11 Dia nanao
hira nifamalivaly nidera sy nisaotra
any Jehovah izy, fa tsara Izy, fa
mandrakizay ny famindrampony
amy ny Isiraely.

Dia nihoby mafy ny olona rehetra,
raha nidera any Jehovah, satria
vita ny fanorenan' ny tranony Jehovah.
12 Nefa maro ny mpisorona
sy ny Levita ary ny lohan' ny
fianakaviana, dia ny antitra izay efa
nahita ny trano voalohany, no nitomany
mafy dia mafy, nony naorina
teo imasony izany trano izany; nefa
maro kosa no nanandratra ny feony
nihoby sy nifaly; 13 ka dia tsy
fantatry ny olona izay fifaliana na
izay fitomaniana noho izany horakoraka
be izany, fa nihoby mafy ny
olona, ka re lavitra ny horakoraka.

*Ny nataon' ny Samaritana hisakana ny Jiosy tsy hanao ny tempoly, sy ny nandraran' ny mpanjakany Persia azy tsy hanao intsony.*

IV. ARY nony ren' ny fahavalon'
ny Joda sy ny Benjamina
fa ireo efa nody avy tamy ny fahababoana
dia efa manao tempoly ho
any Jehovah, Andriamanitry ny Isiraely,
2 dia nanatona any Zerobabela
sy ny lohan' ny fianakaviana
izy ka nanao taminy hoe: Aoka
mba hiara-manao aminareo izahay,
fa mitady an' Andriamanitrareo tahaka
anareo hiany koa izahay, ary
ho Azy no namonoanay zavatra
hatao fanatitra hatramy ny androny
Esara-hadona, mpanjakany Asyria,
izay efa nampakatra anay ho atỳ.
3 Fa Zerobabela sy Jesoa mbamy
ny namany lohan' ny fianakaviana
tamy ny Isiraely namaly azy hoe:
Tsy misy raharaha hikambananareo
aminay amy ny hanaovana trano ho
an' Andriamanitray; fa izahay hiany
no hanao trano ho any Jehovah,
Andriamanitry ny Isiraely, araka
izay efa nandidian' itompokolahy
Kyrosy, mpanjakany Persia, anay.
4 Ary ny tompon-tany nanao
izay hampiraviravy tànana ny Jiosy
sy nandevilevy azy mba tsy hanao
ny trano 5 sady nanamby olona
hanome hevitra hanohitra azy hahafoana
ny heviny hatramy ny andro
nanjakany Kyrosy tany Persia ka
hatramy ny nanjakany Dariosy,
mpanjakany Persia.
6 Ary raha vao nanjaka Ahasoerosy,
dia nanoratra ho any aminy
ireo hanendrikendrika ny mponina
tany Joda sy Jerosalema.
7 Ary tamy ny androny Artaksersesy
no nanoratany Bislama sy
Mitredata sy Tabela mbamy ny
namany sisa ho any aminy Artaksersesy,
mpanjakany Persia; ary ny
soratra tamy ny taratasy dia nataony
tarehin-tsoratra Syriana[1] sady
nataony teny Syriana[1] koa. 8 Rehoma
mpanolo-tsaina sy Simsay
mpanoratra dia nanoratra taratasy
ho any aminy Artaksersesy mpanjaka
hanendrikendrika any Jerosalema
toy izao:
9 Rehoma mpanolo-tsaina sy
Simsay mpanoratra ary ny namany
sisa, dia ny Dinaita, ny Afarsatkita,
ny Tarpelita, ny Afarsaita, ny Arkevita,
ny Babyloniana, ny Sosanita,
ny Dehavita sy ny Elamita 10
mbamy ny firenena sisa izay nentiny
Asnapara lehibe sady malaza ho
babo ka namponeniny tany antanàna
Samaria sy tany amy ny
tany sasany etỳ an-dafin' ny ony
etỳ . . . . . .
11 Izao no teny amy ny taratasy
nampitondrainy ho any aminy Artaksersesy
mpanjaka:
Ny lehilahy mpanomponao etỳ
an-dafin' ny ony etỳ . . . . . . 12 Aoka

---

[1] *Heb.* Aramiana.

ho fantatry ny mpanjaka fa ny Jiosy,
izay niakatra avy tany aminao han-
katỳ aminay, dia efa tonga any
Jerosalema ka manamboatra ilay
tanàna fikomiana sady ratsy, dia
mahavita ny màndany izy izao ary
manamboatra ny fanorenany koa.
13 Koa aoka ho fantatry ny mpan-
jaka fa raha hatao io tanàna io, ka
hatsangana indray ny màndany, dia
tsy hety handoa hetra, na haba, na
sara, izy; ka dia hahatonga fatian-
toka ho any ny fanjakana izany
any aoriana. 14 Koa satria mahazo
ny fivelomanay [1] avy amy ny lapan'
ny mpanjaka izahay, dia tsy mety
raha odianay tsy hita ny fatiantoky
ny fanjakana, ka dia efa naniraka
hampahafantatra ny mpanjaka izany
izahay, 15 mba hizahana ny boky
tantaran' ny razanao, dia ho hitanao
eo amy ny bokỳ tantara, ka ho fan-
tatrao fa tanàna fikomiana io tanàna
io ka nahafatiantoka ny mpanjaka
sy ny tany maro, sady efa nisy fiko-
miana niseho tao hatrizay ela izay;
koa izany no nandravana io tanàna
io. 16 Ary mampahafantatra ny
mpanjaka izahay fa raha hamboa-
rina io tanàna io, ka vita ny màn-
dany, dia tsy hanana fanjakana amy
ny etỳ an-dafin' ny ony etỳ intsony
hianao.

17 Dia nampitondrain' ny mpan-
jaka ny valiny ho any amin-dRehoma
mpanolo-tsaina sy Simsay mpanora-
tra mbamy ny namany sisa izay
nonina tany Samaria sy tany amy
ny tanàna sasany an-dafin' ny ony,
nanao hoe:

Fiadanana...... 18 Ny taratasy
izay nampitondrainareo ho atỳ ami-
nay dia efa voavaky tsara teo ana-
trehako; 19 ary izaho nandidy, ka
nasaiko nizahana, dia hita fa nanan-
dra-tena nikomy tamy ny mpanjaka
maro hatrizay ela izay tokoa io
tanàna io, ka nisy fikomiana sy
fiodinana niseho teo. 20 Ary efa
nisy mpanjaka mahery izay nanjaka
tany Jerosalema nanapaka ny tany
rehetra any an-dafin' ny ony ka
nandoavana hetra sy haba ary sara.
21 Koa dia manaova didy hampitsa-
hatra ireo olona ireo, mba tsy ham-
boarina io tanàna io, raha tsy ma-
hazo teny avy atỳ amiko. 22 Ary
tandremo tsara, fandrao misy tsy
vitanareo izany; fa nahoana no
havela handroso ny ratsy ka haha-
tonga fatiantoka ho any ny fan-
jakana?

23 Ary rehefa voavaky teo ana-
trehan-dRehoma mpanolo-tsaina sy
Simsay mpanoratra mbamy ny na-
many ny taratasiny Artaksersesy
mpanjaka, dia niakatra faingana ho
any Jerosalema ho any amy ny
Jiosy izy ka nampitsahatra azy an-
keriny.[2] 24 Dia natsahatra tsy
natao ny tranon' Andriamanitra,
izay tany Jerosalema; ary mbola
nitsahatra hiany izany hatramy ny
taona faharoa nanjakany Dariosy,
mpanjakany Persia.

*Ny nampirisihany Hagay sy Zakaria ny Jiosy handroso hanao ny tempoly indray, sy ny naneken Dariosy, mpanjakany Persia, ny hanaovany azy.*

V. ARY ny mpaminany, dia Ha-
gay mpaminany sy Zaka-
ria, zanaky Ido, naminany tamy
ny Jiosy tany Joda sy Jerosalema
tamy ny anaran' Andriamanitry
ny Isiraely izay tao aminy. 2 Dia
nitsangana Zerobabela, zanaky Seal-
tiela, sy Jesoa, zanaky Jozadaka,
ka nanomboka nanao ny tranon'
Andriamanitra any Jerosalema in-
dray; ary ireo mpaminanin' Andria-
manitra ireo dia teo aminy ka na-
nampy azy.

3 Ary tamin' izany andro izany
hiany koa dia nankany amin' ireo
Tatenay, governoran' ny etỳ an-
dafin' ny ony etỳ, sy Setara-bozenay
mbamy ny namany; ka izao no
nataony taminy: Iza no nandidy

[1] *Heb.* mihinana ny sira.

[2] *Heb.* amin-tsandry aman-kery.

anareo hanao io trano io sy haha-
vita io mànda io? 4 Ary izao koa
no nataonay[1] taminy: Iza avy no
anaran' izay lehilahy manao io
trano io?
5 Nefa ny mason' Andriamaniny
nitsinjo ny loholon' ny Joda, ka tsy
nahasakana azy ireo, mandra-paha-
tongan' ny teny ho any aminy
Dariosy sy ny nahazoany ny valiny
ny amin' izany raharaha izany.
6 Ny tenin' ny taratasy izay
nampitondrainy Tatenay, governo-
ran' ny etỳ an-dafin' ny ony etỳ, sy
Setara-bozenay ary ny Afarsekita
namany, izay amy ny etỳ an-dafin'
ny ony etỳ, ho any aminy Dariosy
mpanjaka; 7 eny, nampitondrainy
ho any aminy ny taratasy izay nisy
teny toy izao:
Ho any Dariosy mpanjaka anie
ny fiadanana be. 8 Aoka ho fan-
tatry ny mpanjaka fa nankany amy
ny tany Joda izahay ho any an-
tranon' Andriamanitra lehibe, izay
atao amy ny vato vaventy, sady
misy hazo alatsaka amy ny rindrin-
trano, ary mandroso tsara izany asa
izany sady ambinina eo an-tànany.
9 Dia nanontany ireo loholona ireo
izahay nanao hoe: Iza no nandidy
anareo hanao io trano io sy hanan-
gana io mànda io? 10 Nanontany
ny anarany avy koa izahay mba
hampahafantarinay anao sy hosora-
tanay ny anaran' ny olona izay
lohany; 11 ka izao no teny nava-
liny anay: Izahay dia mpanompon'
Andriamanitry ny lanitra sy ny
tany ka manamboatra ny trano izay
efa vita ela, fa ny mpanjaka lehibe
anankiray tamy ny Isiraely no na-
nao sy nahavita azy. 12 Fa noho
ny nampahatezeran' ny razanay an'
Andriamanitry ny lanitra, dia nato-
lony izy ho eo an-tànany Nebokad-
nezara Kaldeana, mpanjakany Baby-
lona, izay efa nandrava io trano io
ka nitondra ny olona ho babo tany
Babylona. 13 Fa tamy ny taona
voalohany nanjakany Kyrosy, mpan-
jakany Babylona, kosa dia nanao
didy Kyrosy mpanjaka, mba hatao
indray io tranon' Andriamanitra io.
14 Ary ny fanaka volamena sy vola-
fotsy momba ny tranon' Andria-
manitra, izay efa nalainy Nebokad-
nezara tao amy ny tempoly tany
Jerosalema ka nentiny ho any amy
ny tempoly any Babylona, dia na-
lainy Kyrosy mpanjaka tao amy ny
tempoly any Babylona ka natolotra
tamy ny anankiray atao hoe Sesba-
zara, izay efa notendreny ho gover-
nora; 15 ary hoy izy taminy:
Raiso ireo fanaka ireo, ka andeha,
apetraho ao amy ny tempoly izay
any Jerosalema; ary aoka ny tra-
non' Andriamanitra hatsangana eo
amin' ilay efa niorenany hiany. 16
Dia avy Sesbazara ka nanao ny
fanorenan' ny tranon' Andriamani-
tra any Jerosalema; ary hatramin'
izany andro izany ka mandraka an-
kehitriny dia efa natao hiany izy,
saingy tsy mbola vita. 17 Koa
raha sitraky ny mpanjaka, aoka
hizahana ny trano firaketan' ny
mpanjaka, izay any Babylona, na
misy didy nataony Kyrosy mpan-
jaka hanaovana io tranon' Andria-
manitra any Jerosalema io, na tsia;
ary aoka ny sitrapon' ny mpanjaka
hambarany aminay ny amin' izany
zavatra izany.
VI. Ary tamin' izany Dariosy mpan-
jaka dia nandidy, ka nizahana
ny trano fitehirizan-taratasy, izay
nitehirizana ny rakitra tany Baby-
lona. 2 Dia tao Akmeta, tao an-
dapa izay any amy ny tanin' ny
Mediana, no nahitana horonan-tara-
tasy anankiray, ka voasoratra teo
izao tantara izao:
3 Tamy ny taona voalohany nan-
jakany Kyrosy dia nandidy izy
nanao hoe: Ny amy ny tranon'
Andriamanitra any Jerosalema, dia
aoka hatao mihitsy izany ho fana-
teran' ny olona fanatitra, ary aoka

[1] *Na:* [nataony].

hatao mafy ny fanorenany, ka enim-
polo hakiho ny hahavony, ary enim-
polo hakiho koa ny sakany, 4 dia
vato vaventy telo andalana sy hazo
vaovao iray andalana; ary aoka
haloa avy amy ny tranon' ny mpan-
jaka izay lany; 5 ary ny fanaky ny
tranon' Andriamanitra, na ny vola-
mena na ny volafotsy, izay nalainy
Nebokadnezara tao amy ny tempoly
tany Jerosalema ka nentiny ho any
Babylona, dia aoka haverina ho any
amy ny tempoly any Jerosalema
indray ireo, samy ho amy ny fitoerany
avy, ka aoka hapetraka ao an-tranon'
Andriamanitra avokoa.

6 Koa amin' izany, ry Tatenay,
governora any an-dafin' ny ony, sy
ry Setara-bozenay mbamy ny Afar-
sekita namanareo, izay any an-dafin'
ny ony, mihataha hianareo. 7 Aza
misakana ny fanaovana io tranon'
Andriamanitra io; aoka ny mpana-
paka ny Jiosy sy ny loholon' ny
Jiosy hanao io tranon' Andriama-
nitra io eo amin' ilay efa niore-
nany hiany. 8 Ary izaho manao
didy ny amy ny hataonareo amy ny
loholon' ireo Jiosy ireo hanaovany
izany tranon' Andriamanitra izany:
aoka ny haren' ny mpanjaka, dia ny
hetra avy amy ny any an-dafin' ny
ony, no handoavana marina izay
lany ho an' ireo lehilahy ireo, mba
tsy ho azon-tsampona izy. 9 Ary
izay zavatra ilainy, na zanak' omby,
na ondrilahy, na zanak' ondry, ho
fanatitra odorana ho an' Andria-
manitry ny lanitra, na vary tritika,
na sira, na divay sy diloilo, araka
izay andidian' ny mpisorona any
Jerosalema, dia aoka homena azy
isan-andro isan-andro tsy tapaka
izany, 10 mba hanaterany fanatitra
ho hanitra ankasitrahana ho an' An-
driamanitry ny lanitra sy hivava-
hany mba ho ela velona ny mpanjaka
mbamy ny zanany.

11 Ary izaho manao didy fa na
iza na iza no mandika izao teny izao,
dia aoka hangalana hazo avy amy
ny tranony, ary haorina, dia hahan-
tona eo ny tenany; ary aoka hatao
firinga ny tranony noho izany. 12
Ary Andriamanitra, Izay efa nam-
pitoetra ny anarany teo, anie han-
dringana ny mpanjaka sy ny vahoa-
ka rehetra, izay maninjitra ny tànany
handika ny didiko ka handrava izany
tranon' Andriamanitra any Jerosa-
lema izany. Izaho Dariosy no nanao
ny didy; aoka hotovina marina
tokoa izany.

*Ny nahavitana ny tempoly, sy ny nitokanana azy.*

13 ARY tamin' izany Tatenay,
governora amy ny etỳ an-
dafin' ny ony etỳ, sy Setara-bozenay
mbamy ny namany dia nankatò
marina izany teny efa nampiton-
drainy Dariosy ho any aminy izany.

14 Dia nanao ny trano ny loho-
lon' ny Jiosy ka nambinina noho
ny faminaniany Hagay mpaminany
sy Zakaria, zanaky Ido. Ary nanao
ny trano izy ka nahavita azy, araka
ny didin' Andriamanitry ny Isi-
raely sy araka ny didiny Kyrosy sy
Dariosy ary Artaksersesy, mpanja-
kany Persia. 15 Dia vita io trano
io tamy ny andro fahatelo tamy ny
volana Adara tamy ny taona fahe-
nina nanjakany Dariosy mpanjaka.

16 Ary ny Zanak' Isiraely, na
ny mpisorona, na ny Levita, na ny
olona sisa izay nody avy tamy ny
fahababoana, dia nitokana io tranon'
Andriamanitra io tamy ny fifaliana;
17 ary ny nateriny hitokanana io
tranon' Andriamanitra io dia omby
zato sy ondrilahy roan-jato sy zanak'
ondry efa-jato; ary ny ho fanatitra
noho ny ota kosa ho any ny Isiraely
rehetra dia osilahy roa amby ny
folo, araka ny isan' ny fireneny
Isiraely.

18 Dia nanendry ny mpisorona
ho amy ny firazanany avy sy ny
Levita ho amy ny antokony avy izy,
hanao ny fanompoana an' Andria-
manitra izay any Jerosalema, araka
izay voasoratra ao amy ny bokiny
Mosesy.

19 Ary ny olona izay efa nody
avy tamy ny fahababoana dia nitan-
drina ny Paska tamy ny andro fahe-
fatra amby ny folo tamy ny volana
voalohany; 20 fa ny mpisorona sy
ny Levita samy efa nanadio ny
tenany rahateo, dia nadio izy rehe-
tra ka namono ny Paska ho an'
izay rehetra efa nody avy tamy ny
fahababoana sy ho any ny mpisorona
rahalahiny ary ho any ny tenany.
21 Dia nihinana izany ny Zanak'
Isiraely izay efa nody avy tamy ny
fahababoana mbamin' izay rehetra
niavaka ho namany ka niala tamy
ny fahalotoan' ny firenena tompon-
tany hitady any Jehovah, Andria-
manitry ny Isiraely, 22 ka dia ni-
tandrina ny andro firavoravoana
fihinanana ny mofo tsy misy masira-
sira hafitoana tamy ny fifaliana izy;
fa Jehovah efa nampifaly azy ary
efa nampiova ny fon' ny mpanjakany
Asyria hamindra fo aminy ka ham-
pahery ny tànany tamy ny nanao-
vany ny tranon' Andriamanitra, dia
Andriamanitry ny Isiraely.

*Ny nandehanan' ny Jiosy maro koa izay nentiny Ezra avy tany Babylona.*

VII. ARY rehefa afaka izany,
tamy ny nanjakany Ar-
taksersesy, mpanjakany Persia, dia
*niakatra* Ezra, zanaky Seraia, za-
naky Azaria, zanaky Hilkia, 2 za-
naky Saloma, zanaky Zadoka, za-
naky Ahitoba, 3 zanaky Amaria,
zanaky Azaria, zanaky Meraiota, 4
zanaky Zerahia, zanaky Ozy, zanaky
Boky, 5 zanaky Abisoa, zanaky
Finehasa, zanaky Eleazara, zanaky
Arona mpisoronabe; 6 io Ezra io
dia niakatra avy tany Babylona
(mpanora-dalàna izy sady nahay ny
lalàny Mosesy, izay efa nomeny Jeho-
vah, Andriamanitry ny Isiraely);
ary nomen' ny mpanjaka azy izay
rehetra nangatahiny, araka ny nom-
ban' ny tànany Jehovah Andria-
maniny azy.
7 Ary niakatra koa ny sasany
amy ny Zanak' Isiraely sy ny sasany
amy ny mpisorona mbamy ny Levita
sy ny mpihira sy ny mpiandry vara-
varana ary ny Netinima mba han-
kany Jerosalema tamy ny taona fa-
hafito nanjakany Artaksersesy
mpanjaka.
8 Ary tonga tany Jerosalema
Ezra tamy ny volana fahadimy tamy
ny taona fahafito nanjakan' ny
mpanjaka. 9 Fa tamy ny andro
voalohany tamy ny volana voalohany
no niaingany niakatra avy tany
Babylona; ary tamy ny andro voa-
lohany tamy ny volana fahadimy no
nahatongavany tany Jerosalema
araka ny soa nataon' ny tànan'
Andriamaniny taminy. 10 Fa Ezra
nampiomana ny fony hitady ny la-
làny Jehovah ka hankatò izany ary
hampianatra ny Isiraely didy sy
fitsipika.
11 Ary izao no tenin' ny taratasy
izay nomeny Artaksersesy mpanjaka
any Ezra mpisorona, ilay mpanora-
dalàna mahay ny tenin' ny lalàny
Jehovah sy ny diding tamy ny
Isiraely:
12 Artaksersesy, mpanjakan' ny
mpanjaka, ho any Ezra mpisorona,
mpanora-dalàna mahay tsara ny
lalàn' Andriamanitry ny lanitra.
13 Izaho manao didy fa na iza
na iza eto amy ny fanjakako amy
ny olona Isiraely sy ny mpisorony
ary ny Levita no te-hiaraka aminao
hankany Jerosalema, dia mahazo
mandeha izy. 14 Fa hianao efa
nirahin' ny mpanjaka sy izy fito
lahy mpanolo-tsainy handinika ny
toetrany Joda sy Jerosalema ara-
ka ny lalàn' Andriamanitrao izay
eny an-tànanao; 15 ary hitondra
ny volafotsy sy ny volamena izay
efa naterin' ny mpanjaka sy ireo
mpanolo-tsaina tamy ny sitrapo ho
an' Andriamanitry ny Isiraely,
Izay monina any Jerosalema; 16
ary ny volafotsy sy ny volamena
rehetra izay ho azonao eran' ny tany
Babylona sy ny fanati-tsitrapo
aterin' ny olona sy ny mpisorona,

dia izay ateriny amy ny sitrapo
hanaovany ny tranon' Andriama-
niny, izay any Jerosalema. 17 Koa
amin' izany dia ividiano omby sy
ondrilahy sy zanak' ondry mbamy
ny fanatitra hohanina sy ny fana-
titra aidina momba azy amin' io vola
io araka izay marina, ka atero eo
ambonin' ny alitara ao an-tranon'
Andriamanitrareo izay any Jero-
salema ireny. 18 Ary izay rehetra
sitrakao sy ny rahalahinao hatao
amy ny volafotsy sy ny volamena
sisa, dia ataovy izany araka ny
sitrapon' Andriamanitrareo. 19 Ary
ny fanaka izay nomena anao hanao-
vana ny fanompoana ao an-tranon'
Andriamanitrao dia atolory eo ana-
trehan' Andriamanitra any Jero-
salema. 20 Ary izay rehetra mbola
hilainao koa ka tsy maintsy haloa-
nao ho any ny tranon' Andriamani-
trao dia alao ao amy ny trano fira-
ketan' ny mpanjaka.

21 Ary izaho, Artaksersesy mpan-
jaka, dia manao didy koa ho amy
ny mpitahiry ny haren' ny fanjakana
rehetra izay any an-dafin' ny ony fa
na inona na inona no ilainy Ezra
mpisorona, mpanora-dalàna mahay
ny lalàn' Andriamanitry ny lanitra,
aminareo, dia tovy marina izany,
22 na hatramy ny talenta vola-
fotsy zato sy ny vary tritika zato
kora sy ny divay zato bata sy ny
diloilo zato bata ary ny sira tsy
misy fatrany aza. 23 Na inona na
inona andidian' Andriamanitry ny
lanitra dia aoka hataonao tante-
raka avokoa ho any ny tranon'
Andriamanitry ny lanitra; fa na-
hoana no havela hisy fahatezerana
hihatra amy ny fanjakan' ny mpan-
jaka sy ny zanany?

24 Ary mampahafantatra anareo
koa izahay fa ny mpisorona rehetra
sy ny Levita sy ny mpihira sy ny
mpiandry varavarana sy ny Netini-
ma ary ny mpanompo amin' io tranon'
Andriamanitra io dia tsy mba ham-
pandoavina hetra, na haba, na sara.

25 Ary hianao, ry Ezra, araka ny
fahendren' Andriamanitrao izay eo
an-tànanao, dia manendre mpana-
paka sy mpitsara, izay hitsara ny
olona rehetra any an-dafin' ny ony,
dia izay rehetra mahalala ny lalàn'
Andriamanitrao; fa izay tsy mbola
mahalala izany dia aoka hampiana-
rinareo.

26 Ary na iza na iza tsy mety
mankatò ny lalàn' Andriamanitrao
sy ny lalàn' ny mpanjaka, dia aoka
hotsaraina marina izy na hovonoina,
na horoahina, na hosazina, na hafa-
totra.

27 Isaorana anie Jehovah, An-
driamanitry ny razantsika, Izay efa
nanisy izany tao am-pon' ny mpan-
jaka hahatsara tarehy ny tranony
Jehovah any Jerosalema, 28 sady
efa nampahazo ahy famindrampo
teo anatrehan' ny mpanjaka sy ireo
mpanolo-tsainy ary ny mpanapaka
lehibe rehetra ao amy ny mpanjaka.

Ary dia nampaherezina aho araka
ny nomban' ny tànany Jehovah An-
driamanitro ahy ka nahangona loho-
lona tamy ny Isiraely mba hiara-
miakatra amiko.

*Ny olona niaraka taminy Ezra, sy ny nankanesany ho any Jerosalema.*

VIII. ARY izao no lohan' ny fia-
nakaviana sy filazana ny
firazanan' ny olona izay niara-niaka-
tra tamiko avy tany Babylona tamy
ny nanjakany Artaksersesy mpan-
jaka:

2 Gersoma, avy tamy ny tara-
naky Finehasa; Daniela, avy tamy
ny taranaky Itamara; Hatosy, avy
tamy ny taranaky Davida; 3 Zaka-
ria, avy tamy ny taranaky Seka-
nia (avy tamy ny zanaky Parosy),
mbamy ny namany dimam-polo
amby zato lahy voasoratra araka
ny firazanany; 4 Elihoenay, zanaky
Zerahia, avy tamy ny taranaky
Pahata-moaba, mbamy ny namany
roan-jato lahy; 5 ny zanaky Jaha-
ziela, avy tamy ny taranaky Seka-
nia, mbamy ny namany telon-jato

lahy; 6 Ebeda, zanaky Jonatana,
avy tamy ny taranaky Adina, mba-
my ny namany dimam-polo lahy; 7
Jesaia, zanaky Atalia, avy tamy ny
taranaky Elama, mbamy ny namany
fito-polo lahy; 8 Zebadia, zanaky
Mikaela, avy tamy ny taranaky
Sefatia, mbamy ny namany valo-
polo lahy; 9 Obadia, zanaky Jehiela,
avy tamy ny taranaky Joaba, mba-
my ny namany valo amby ny folo
amby roan-jato lahy; 10 ny zanaky
Josifia, avy tamy ny taranaky Selo-
mita, mbamy ny namany enim-polo
amby zato lahy; 11 Zakaria, zanaky
Bebay, avy tamy ny taranaky Bebay,
mbamy ny namany valo amby roa-
polo lahy; 12 Johanana, zanaky
Hakatana, avy tamy ny taranaky
Azgada, mbamy ny namany folo
amby zato lahy; 13 ary ny avy
tamy ny taranaky Adonikama,—
zandriny taoriana ireo, ary izao no
anarany: Elifeleta sy Jeiela sy Se-
maia mbamy ny namany enim-polo
lahy; 14 Otahy sy Zaboda, avy tamy
ny taranaky Bigvay, mbamy ny
namany fito-polo lahy.

15 Ary novoriko teo amoron' ny
ony mankany Ahava izy, ka nilasy
teo hateloana izahay; ary nony
nandinika ny olona sy ny mpisorona
aho, dia nahita fa tsy nisy taranaky
Levy teo na dia iray akory aza. 16
Ka dia nirahiko Eliezera sy Ariela
sy Semaia sy Elnatana sy Jariba sy
Elnatana sy Natana sy Zakaria sy
Mesolama (samy loholona ireo) ary
Joariba sy Elnatana (samy mpam-
pianatra ireo). 17 Ary nampiton-
draiko teny ho any aminy Ido, loho-
lona any Kasifia, ireo, ka nambarako
azy izay teny holazainy aminy Ido
sy ny Netinima rahalahiny any
Kasifia, mba ho entiny any aminay
izay ho mpanao fanompoam-pivava-
hana ao an-tranon' Andriamanitray.

18 Ary araka ny soa nataon'
ny tànan' Andriamanitray taminay
no nitondrany olon-kendry anan-
kiray [1] ho any aminay avy tamy ny
taranaky Maly, zanaky Levy, zanak'
Isiraely, ary Serebia sy ny zanany
mbamy ny rahalahiny, valo amby
ny folo lahy, 19 ary Hasabia sy
Jesaia, avy tamy ny taranaky Me-
rary, mbamy ny rahalahiny ary
ny zanany roa-polo lahy; 20 ary
avy tamy ny Netinima, izay noten-
dreny Davida sy ny mpanapaka
hanompo ny Levita, dia roa-polo
amby roan-jato lahy; notononina
anarana avokoa ireo.

21 Dia niantso andro fifadian-
kanina aho teo amoron' ny ony
Ahava hampahorianay tena eo ana-
trehan' Andriamanitray, mba han-
gataka Azy hahalavorary ny dia-
nay sy ny any ny vady aman-jana-
kay ary ny biby fiompinay rehe-
tra. 22 Fa nahamenatra ahy ny
hangataka miaramila sy mpitaingin-
tsoavaly amy ny mpanjaka hiaro
anay amy ny fahavalonay eny an-
dàlana, satria efa niteny tamy ny
mpanjaka izahay ka nanao hoe:
Ny tànan' Andriamanitray mahasoa
izay rehetra mitady Azy; fa ny
heriny sy ny fahatezerany kosa
mamely izay rehetra mahafoy Azy.
23 Ary nifady hanina izahay ka
nangataka izany tamin' Andriama-
nitray, dia nihaino anay Izy.

24 Ary nanokana roa amby ny
folo lahy tamy ny lohan' ny mpiso-
rona aho, dia Serebia sy Hasabia
ary rahalahiny folo lahy ho namany,
25 ka nolanjaiko ny volafotsy sy ny
volamena horaisiny mbamy ny fa-
naka, dia ny fanatitra ho ao an-
tranon' Andriamanitray, izay efa
naterin' ny mpanjaka sy ireo mpa-
nolo-tsainy sy ireo mpanapaka ary
ny Isiraely rehetra izay vory teo;
26 eny, nolanjaiko hatolotra azy ny
talenta volafotsy dimam-polo amby
enin-jato sy fanaka volafotsy, lan-
jan' ny talenta zato, ary talenta
volamena zato 27 sy kapoaka vola-
mena misarona roa-polo, lanjan' ny

[1] *Na:* any Isi-sekela.

darika[1] arivo, ary fanaka varahina
roa manganohano, tsara toy ny vola-
mena.
28 Ary hoy izaho taminy: Hia-
nareo dia masina ho any Jehovah,
sady masina koa ny fanaka; ary ny
volafotsy sy ny volamena dia fanati-
tsitrapo ho any Jehovah, Andria-
manitry ny razanareo. 29 Koa
miambena hianareo, ka tandremo
ireny mandra-pandanjanareo azy in-
dray eo anatrehan' ny lohan' ny
mpisorona sy ny Levita ary ny
lohan' ny fianakaviana amy ny Isi-
raely any Jerosalema, dia amy ny
efi-trano ao an-tranony Jehovah. 30
Dia noraisin' ny mpisorona sy ny
Levita izany volafotsy sy volamena
ary fanaka voalanja izany mba ho
entiny ho any Jerosalema ho ao an-
tranon' Andriamanitray.
31 Dia niala teo amy ny ony
Ahava izahay tamy ny andro faha-
roa amby ny folo tamy ny volana
voalohany mba hankany Jerosalema;
ary ny tànan' Andriamanitray nom-
ba anay, ka Izy no namonjy anay
tamy ny tànan' ny fahavalo sy ny
mpanotrika teny an-dàlana.
32 Ary nony tonga tany Jerosa-
lema izahay, dia nijanona hateloana
aloha. 33 Ary tamy ny andro fahe-
fatra no nandanjana ny volafotsy
sy ny volamena ary ny fanaka ho eo
an-tànany Meremota, zanaky Oria
mpisorona, tao an-tranon' Andria-
manitray; ary teo aminy koa Elea-
zara, zanaky Finehasa; ary teo
amin' izy roa lahy koa Jozabada,
zanaky Jesoa, sy Noadia, zanaky
Binoy; Levita izy roa lahy ireo;
34 an-isany sy an-danjany izany re-
hetra izany; ary voasoratra tamin'
izany andro izany ny lanjany re-
hetra.
35 Ary ny olona izay niverina
avy tamy ny fahababoana dia nana-
titra fanatitra odorana ho an' An-
driamanitry ny Isiraely, dia van-
totr' ombilahy roa amby ny folo ho
any ny Isiraely rehetra sy ondrilahy
enina amby sivi-folo sy zanak' on-
dry fito amby fito-polo ary osilahy
roa amby ny folo ho fanatitra noho
ny ota: fanatitra odorana ho any
Jehovah ireo rehetra ireo.
36 Ary ny didin' ny mpanjaka
dia natolony tamy ny solo-mpan-
jaka sy ny mpanapaka tamy ny etỳ
an-dafin' ny ony etỳ; ary izy ireo
nampandroso ny olona sy ny tranon'
Andriamanitra.

*Ny alahelony Ezra, raha nahare fa ny Jiosy efa nifanambady tamy ny firenena hafa, ary ny nibebahan' ny olona tamin' izany.*

IX. ARY rehefa vita izany rehetra
izany, dia nanatona ahy
ny mpanapaka ka nanao hoe: Ny Isi-
raely sy ny mpisorona ary ny Levita
dia tsy mbola niavaka amy ny olona
tompon-tany, fa *manao* araka ny fa-
havetavetan' ny Kananita sy ny He-
tita sy ny Perizita sy ny Jebosita sy
ny Amonita sy ny Moabita sy ny
Egyptiana ary ny Amorita hiany
izy. 2 Fa efa naka tamy ny zana-
kavavin' ireo ho vadiny sy ho vadin'
ny zanani-lahy izy, ka efa miharo-
haro amy ny olona tompon-tany ny
taranaka masina; eny, ny lehibe sy
ny mpanapaka aza no nitari-dàlana
tamin' izany fahadisoana izany.
3 Ary nony nandre izany zavatra
izany aho, dia nandriatra ny lam-
bako sy ny akanjoko sady nandrom-
potra ny volon-dohako sy ny somo-
tro, dia nipetraka tahaka ilay torana
iny aho. 4 Dia nivory teo amiko
izay rehetra nangovitra noho ny
tenin' Andriamanitry ny Isiraely
ny amy ny fahadisoan' ny olona izay
efa niverina avy tamy ny fahaba-
boana; ary izaho mbola nipetraka
tahaka ilay torana iny hiany ha-
tramy ny fotoan' ny fanatitra
hariva.
5 Ary nony tamy ny fotoan' ny
fanatitra hariva dia nody ny aiko, ka

[1] *Izahao* 1 *Tan.* xxix. 7.

nitsangana aho, sady nandriatra ny
lambako sy ny akanjoko indray,
dia nandohalika nanandratra ny tà-
nako ho aminy Jehovah Andriama-
nitro aho 6 ka nanao hoe :
Andriamanitro ô, menatra sy man-
gaihay aho, raha miandrandra ami-
nao, ry Andriamanitro ô; fa efa
nihamaro mihoatra ny lohanay ny
helokay, ary ny fahotanay dia lehibe
manakatra ny lanitra ; 7 fa hatramy
ny andron' ny razanay ka mandraka
andro any dia lehibe ny helokay;
ary ny helokay no nanolorana anay
sy ny mpanjakanay ary ny mpiso-
ronay ho eo an-tànan' ny mpanjakan'
ny tany hafa, hovonoin-tsabatra sy
ho babo sy ho voaroba ary hangaihay
tahaka ny amin' izao anio izao.
8 Koa ankehitriny vao niseho
vetivety ny fahasoavana avy taminy
Jehovah Andriamanitray tamy ny
namelany anay ho nisy sisa afaka
sy tamy ny nanomezany anay fihan-
tonana[1] eo amy ny fitoerany ma-
sina, mba hohazavain' Andriama-
nitray ny masonay, ka homena
famelombelomana kely amy ny fa-
handevozanay izahay. 9 Fa andevo
izahay, nefa tsy nafoin' Andriama-
nitray, na dia tamy ny fahande-
vozanay aza, fa nataony nahazo
famindrampo teo imason' ireo mpan-
jakany Persia hiany hanomezany
anay famelombelomana, hananga-
nanay ny tranon' Andriamanitray
sy hanamboaranay ny rava eo, ary
hanomezany anay mànda any Joda
sy Jerosalema.
10 Koa ankehitriny, ry Andria-
manitray ô, ahoana no holazainay
amin' izany? Fa efa nahafoy ny
didinao izahay, 11 dia ilay nampila-
zainao ny mpaminany mpanomponao
hoe : Ny tany izay efa hidiranareo
holovana dia tany maloto noho ny
fahalotoan' ny tompon-tany sy ny
fahavetavetany, izay efa nataony
manenika azy noho ny fahalotoany;
12 koa aza manome ny zanakareo-
vavy ho vadin' ny zanani-lahy, na
maka ny zanani-vavy ho vadin' ny
zanakareo-lahy; aza mitady izay
hiadanany na izay hahasoa azy man-
drakizay, mba hahery hianareo ka
hihinana ny soa avy amy ny tany,
dia hamela izany ho lovan' ny tara-
nakareo mandrakizay. 13 Ary na
dia efa nanjo anay aza izany rehetra
izany noho ny asa ratsinay sy ny
fahadisoanay betsaka, dia tsy nampi-
jaly anay araka ny helokay Hianao
Andriamanitray, fa efa namela anay
ho nisy sisa afaka toy izao hiany,
14 fa raha handika ny didinao
indray izahay ka hifanambady amin'
ireny olom-betaveta ireny, moa tsy
ho tezitra aminay mandra-pahalany
ritranay va Hianao, ka tsy hisy
sisa afaka akory?
15 Jehovah, Andriamanitry ny
Isiraely ô, marina Hianao, fa izahay
no hany sisa afaka tahaka ny amin'
izao anio izao; indreto izahay eto
anatrehanao amy ny fahadisoanay,
fa noho izany dia tsy mahajanona
eto anatrehanao izahay.

X. Ary raha mbola nivavaka sy
nitsotra Ezra sady nitomany sy
niankohoka teo anoloan' ny tranon'
Andriamanitra, dia nivory teo ami-
ny ny olona maro be avy tamy ny
Isiraely, na lehilahy, na vehivavy
mbamy ny ankizy madinika; fa
nitomany mafy dia mafy koa ny
olona.
2 Dia namaly Sekania, zanaky
Jehiela, isan' ny taranaky Elama,
ka nanao taminy Ezra hoe : Izahay
efa nanao izay mahadiso amin'
Andriamanitsika, fa efa naka vehi-
vavy hafa firenena avy tamy ny
tompon-tany ho vadinay; nefa
mbola misy fanantenana hiany ho
any ny Isiraely ny amin' izany
zavatra izany. 3 Koa aoka izahay
hanao fanekena amin' Andriamani-
tsika hisaotra ny vady rehetra sy
hanary izay naterany araka ny
anatra nataonao, tompokolahy, sy

[1] *Izahao Isa.* xxii. 23.

izay mangovitra noho ny didin'
Andriamanitsika; ary aoka hatao
araka ny lalàna izany. 4 Mitsan-
gàna, fa adidinao izany; ary indreto
koa izahay eto aminao; dia matokia
tsara, ka ataovy izany.
5 Dia nitsangana Ezra ka nam-
pianiana ny lohan' ny mpisorona sy
ny Levita ary ny Isiraely rehetra
hanao araka izany teny izany; dia
nianiana ireo. 6 Dia nitsangana
niala teo anoloan' ny tranon' An-
driamanitra Ezra ka nankany amy
ny efi-trano nitoerany Johanana,
zanaky Eliasiba; ary nony tafiditra
tao izy, dia tsy mba nihinan-kanina
na nisotro rano, fa nalahelo izy noho
ny fahadisoan' ny olona izay efa
niverina avy tamy ny fahababoana.
7 Dia nandefa teny erany Joda
sy Jerosalema ireo ho any amy ny
olona rehetra izay efa niverina avy
tamy ny fahababoana mba hivory
any Jerosalema; 8 ary na iza na
iza no tsy tonga amy ny hateloana
araka ny tenin' ny mpanapaka sy
ny loholona, dia horobaina [1] ny fana-
nany rehetra, ary hesorina amy ny
fiangonan' ny olona izay efa niverina
avy tamy ny fahababoana izy.
9 Ary nony tamy ny andro fa-
hatelo dia vory tany Jerosalema ny
lehilahy rehetra tamy ny Joda sy
ny Benjamina, dia tamy ny andro
faharoa-polo tamy ny volana faha-
sivy; ary nipetraka teo an-kalala-
hana akaikin' ny tranon' Andria-
manitra ny olona rehetra ka nan-
govitra noho izany zavatra izany sy
noho ny ranonorana be.
10 Dia nitsangana Ezra mpiso-
rona ka nanao taminy hoe: Hiana-
reo efa nanao izay mahadiso, satria
naka vehivavy hafa firenena ho
vadinareo ka nampitombo ny faha-
disoan' ny Isiraely. 11 Koa mitsora
aminy Jehovah, Andriamanitry ny
razanareo, ka ataovy ny sitrapony;
ary misaraha amy ny olona tompon-
tany sy ny vehivavy hafa firenena.
12 Dia namaly ny fiangonana
rehetra ka niredona mafy hoe: Izay
lazainao dia tsy maintsy hataonay;
13 nefa maro ny olona, ary fahava-
ratra ny andro, ka tsy mahatoetra
etỳ ala-trano izahay, sady raharaha
tsy vita indray andro na indroa
andro aza izao, fa maro izahay no
efa nanota tamin' izany zavatra
izany; 14 koa aoka ny mpanapaka
anay no hitoetra eto ho solon' ny
fiangonana rehetra, ary ny olona
rehetra any amy ny tanànantsika
avy izay efa naka vehivavy hafa
firenena ho vadiny no aoka hankaty
amin' izay fotoan' andro hatao, ary
hiaraka aminy koa ny loholony isan-
tanàna sy ny mpitsara ao, mandra-
pahavitan' izany raharaha izany sy
ny hialan' ny firehetan' ny fahate-
zeran' Andriamanitsika amintsika.
15 Jonatana, zanaky Asahela, sy
Jahaza, zanaky Tikva, hiany no
nanohitra izany; ary Mesolama sy
Sabetahy Levita niandany taminy
koa.
16 Fa ny olona izay efa niverina
avy tamy ny fahababoana kosa dia
nanaraka izany; ary voatokana
Ezra mpisorona sy ny sasany amy
ny lohan' ny fianakaviana, araka ny
fianakaviany avy, sady samy efa
notononina anarana, dia nipetraka
handinika izany raharaha izany
tamy ny andro voalohany tamy ny
volana fahafolo. 17 Ary nony
tonga ny andro voalohany tamy ny
volana voalohany dia vitany ny ra-
haraha ny amy ny lehilahy rehetra
izay efa naka vehivavy hafa firenena
ho vadiny.
18 Ary ny hita teo amy ny tara-
naky ny mpisorona izay efa naka
vehivavy hafa firenena ho vadiny
dia izao: Ny teo amy ny taranaky
Jesoa, zanaky Jozadaka, sy ny ra-
halahiny dia Mahaseia sy Eliezera
sy Jariba ary Gedalia; 19 dia na-
nolo-tànana nanaiky hisaotra ny
vadiny izy ireo sy handoa ondrilahy

[1] *Heb.* hatao herema.

iray avy ho fanati-panonerany. 20
Ary ny avy tamy ny taranaky
Imera dia Hanany sy Zebedia; 21
ary ny avy tamy ny taranaky Hari-
ma dia Mahaseia sy Elia sy Semaia
sy Jehiela ary Ozia; 22 ary ny avy
tamy ny taranaky Pasora dia Elioe-
nay sy Mahaseia sy Isimaela sy Ne-
tanela sy Jozabada ary Elasa.
23 Ary ny avy tamy ny Levita
dia Jozabada sy Simey sy Kelaia
(Kelita izany) sy Petahia sy Joda
ary Eliezera; 24 ary ny avy tamy
ny mpihira dia Eliasiba; ary ny avy
tamy ny mpiandry varavarana dia
Saloma sy Talema ary Ory.
25 Ary ny avy tamy ny Isiraely
koa: ny avy tamy ny taranaky Pa-
rosy dia Ramia sy Jizia sy Malkia
sy Miamina sy Eleazara sy Malkia
ary Benaia; 26 ary ny avy tamy
ny taranaky Elama dia Matania sy
Zakaria sy Jehiela sy Abdia sy
Jeremota ary Elia; 27 ary ny avy
tamy ny taranaky Zato dia Elioenay
sy Eliasiba sy Matania sy Jeremota
sy Zabada ary Aziza; 28 ary ny
avy tamy ny taranaky Bebay dia
Johanana sy Hanania sy Zabay sy
Atlay; 29 ary ny avy tamy ny
taranaky Bany dia Mesolama sy
Maloka sy Adaia sy Jasoba sy Seala
ary Ramota; 30 ary ny avy tamy
ny taranaky Pahata-moaba dia Adna
sy Kelala sy Benaia sy Mahaseia sy
Matania sy Bezalila sy Binoy ary
Manase; 31 ary ny avy tamy ny
taranaky Harima dia Eliezera sy
Jisia sy Malkia sy Semaia sy Simeo-
na 32 sy Benjamina sy Maloka ary
Semaria; 33 ny avy tamy ny tara-
naky Hasoma dia Matenay sy Ma-
tata sy Zabada sy Elifeleta sy Jere-
may sy Manase ary Simey; 34 ny
avy tamy ny taranaky Bany dia
Maday sy Amrama sy Oela 35 sy
Benaia sy Bedeia sy Keloho 36 sy
Vania sy Meremota sy Eliasiba 37
sy Matania sy Matenay sy Jasao 38
sy Bany sy Binoy sy Simey 39 sy
Selemia sy Natana sy Adaia 40 sy
Maknadebay sy Sasay sy Saray 41
sy Azarela sy Selemia sy Semaria
42 sy Saloma sy Amaria ary Josefa;
43 ny avy tamy ny taranaky Nebo
dia Jeiela sy Matitia sy Zabada sy
Zebina sy Jadao sy Joela ary
Benaia.
44 Ireny rehetra ireny no samy
efa naka vehivavy hafa firenena ho
vadiny avokoa, sady efa niteraka ny
vehivavy sasany tamin' ireny.

---

# NEHEMIA.

---

*Ny nandrenesany Nehemia ny fahantran' ny Jiosy noho ny tsy mbola nanamboarana ny màndany Jerosalema, sy ny alahelony noho izany, ary ny vavaka nataony.*

I. NY tantarany Nehemia, zanaky
Hakalia.
Tamy ny volana Kisleo tamy ny
taona faharoa-polo, raha tany an-
dapa any Sosana aho, 2 dia tonga
Hanany, anankiray amy ny rahala-
hiko, mbamy ny lehilahy sasany avy
tany Joda; ary nanontaniako azy
ny amy ny Jiosy efa afaka, izay
sisa tamy ny fahababoana, ary ny
aminy Jerosalema. 3 Ka hoy no
navaliny ahy: Ny sisa tamy ny
fahababoana izay any amy ny tany
any dia mitondra fahoriana be sy
latsa; ary voarodana ny màndany
Jerosalema sady nodoran' ny afo ny
vavahadiny.
4 Ary rehefa nandre izany teny
izany aho, dia nipetraka nitomany
sady niferinaina andro maro ary

nifady hanina sy nivavaka teo ana-
trehan' Andriamanitry ny lanitra
5 ka nanao hoe: Indrisy! ry Je-
hovah, Andriamanitry ny lanitra,
Andriamanitra lehibe sy mahataho-
tra, Izay mitandrina fanekena sy
famindrampo amin' izay tia Azy
sy mitandrina ny didiny, 6 aoka
hihaino ny sofinao ary hihiratra ny
masonao, mba hohenoinao ny vavaky
ny mpanomponao, izay ataoko eto
anatrehanao ankehitriny andro a-
man-alina ho any ny Zanak' Isiraely
mpanomponao sy izay anekeko ny
fahotan' ny Zanak' Isiraely, izay efa
nanotanay taminao; fa izaho sy ny
mpianakavin-draiko dia samy efa
nanota avokoa. 7 Efa nanao izay
ratsy indrindra taminao izahay ka
tsy nitandrina ny didy, na ny lalàna,
na ny fitsipika, izay nandidianao any
Mosesy mpanomponao.
8 Hotsarovanao anie ilay teny
nandidianao any Mosesy mpanom-
ponao hoe: Raha manao izay maha-
diso hianareo, dia hampiely anareo
any amy ny firenena maro Aho; 9
nefa raha miverina amiko kosa hia-
nareo ka mitandrina ny didiko sy
mankatò azy, na dia hisy voaroaka
hatrany am-paravodilanitra aza hia-
nareo, dia avy any no hanangonako
azy, ka ho entiko ho ao amy ny
fitoerana izay nofidiko hampitoerako
ny anarako izy. 10 Ary ireo dia
mpanomponao sy olonao, izay navo-
tanao tamy ny herinao lehibe sy ny
tànanao mahery.
11 Koa mitaraina aminao aho, ry
Jehovah ô, mihainoa ny fivavaky ny
mpanomponao sy ny fivavaky ny
mpanomponao rehetra izay faly amy
ny fahatahorana ny anaranao; ary
hambinina anie ny mpanomponao
anio, ary aoka hahazo famindrampo
eo imason' io lehilahy io aho.[1] Fa
mpitondra kapoaky ny mpanjaka
aho.

*Ny nandefasan' ny mpanjakany Persia any Nehemia hampanao ny màndany Jerosalema, sy ny nataony Nehemia, raha vao tonga tany.*

II. ARY tamy ny volana Nisana
tamy ny taona faharoa-polo
nanjakany Artaksersesy, raha teo
anoloany ny divay, dia noraisiko
ka natolotro ny mpanjaka. Fa vao
izay aho no mba nalahelo teo anatre-
hany. 2 Dia hoy ny mpanjaka
tamiko: Nahoana no malahelo tare-
hy hianao, kanefa tsy marary tsi
nona? Tsy zavatra hafa izao, fa
alahelom-po mihitsy. Dia raiki-
tahotra indrindra aho 3 ka nanao
tamy ny mpanjaka hoe: Ho velona
mandrakizay anie ny mpanjaka;
nahoana no tsy halahelo tarehy aho,
fa rava ny tanàna misy ny fasan-
drazako, sady efa levon' ny afo ny
vavahadiny?
4 Dia hoy ny mpanjaka tamiko:
Inona ary no angatahinao? Dia
nivavaka tamin' Andriamanitry ny
lanitra aho aloha, 5 dia vao ni-
teny tamy ny mpanjaka hoe: Raha
sitraky ny mpanjaka, ka mahita
fitia eto imasonao ny mpanomponao,
dia alefaso ho any Joda aho, ho any
amy ny tanàna misy ny fasan-dra-
zako, mba hanamboarako izany.
6 Ary hoy ny mpanjaka tamiko
(ny vadin' ny mpanjaka koa nipe-
traka teo anilany): Haharitra hoa-
trinona any anefa hianao, ary raho-
viana no hiverina? Ka dia sitraky
ny mpanjaka ny handefa ahy; ary
dia nilaza fotoana taminy aho.
7 Ary hoy koa aho tamy ny
mpanjaka: Raha sitraky ny mpan-
jaka, aoka homena taratasy ho amin'
ireo governora any an-dafin' ny ony
aho, mba hamelany ahy handeha
hatrany Joda, 8 sy taratasy ho
aminy Asafa, mpitandrina ny alan'[2]
ny mpanjaka, mba hanomezany hazo
hanaovako ny vavahadin' ny lapa

[1] *Heb.* izy. [2] *Heb.* paradisa.

izay momba ny tempoly sy hanao-
vako ny mandan' ny tanàna sy ny
trano izay hitoerako. Dia nomen'
ny mpanjaka ahy izany araka ny
soa nataon' ny tànan' Andriama-
nitro tamiko.
9 Dia tonga tany amin' ireo gover-
nora any an-dafin' ny ony aho, ka
natolotro azy ny taratasin' ny mpan-
jaka. Ary ny mpanjaka efa nani-
raka manamboninahitra sy mpitain-
gin-tsoavaly hanatitra ahy.
10 Raha nahare izany Sanbala
Horonita sy Tobia Amonita mpa-
nompo, dia sosotra loatra izy, satria
nisy lehilahy tonga hitady izay
hahasoa ny Zanak' Isiraely.
11 Dia tonga tany Jerosalema aho
ka nitoetra tany hateloana. 12
Ary nifoha tamy ny alina aho, dia
izaho sy ny olom-bitsy nomba ahy;
nefa tsy nisy olona nilazako izay
natsindrin' Andriamanitra ny foko
hatao any Jerosalema; ary tsy nisy
biby nentiko afa-tsy ilay nitainge-
nako hiany. 13 Dia nandeha alina
aho ka nivoaka tamy ny vavahady
mankany amy ny lohasaha, tan-
drifin' ny loharanon' ny dragona, sy
tamy ny vavahadin-jezika ka nizaha
ny màndany Jerosalema izay efa
rava sy ny vavahadiny izay efa
levon' ny afo. 14 Dia nankany
amy ny vavahadin-doharano sy ny
farihin' ny mpanjaka koa aho; nefa
tsy nisy làlana azon' ilay biby ni-
taingenako naleha akory. 15 Dia
niakatra teo amy ny lohasahan-
driaka aho tamy ny alina ka nizaha
ny mànda, dia nitodika ka niditra
tamy ny vavahady mankany amy
ny lohasaha, dia niverina.
16 Nefa ireo mpanapaka tsy na-
halala izay nalehako, na izay na-
taoko; fa hatramin' izay dia tsy
mbola nolazaiko tamy ny Jiosy
izany, na tamy ny mpisorona, na
tamy ny manan-kaja, na tamy ny
mpanapaka, na tamy ny vahoaka
sisa izay nanao ny asa. 17 Ary hoy
izaho taminy: Hianareo mahita ny
fahoriantsika, fa rava Jerosalema,
ary nodoran' ny afo ny vavahadiny;
koa andeha isika hanangana ny
màndany Jerosalema, mba tsy ho
latsa intsony isika. 18 Dia nam-
barako azy ny tànan' Andriamani-
tro izay nahasoa ahy, ary ny tenin'
ny mpanjaka koa izay nolazainy
tamiko. Ary hoy izy: Eny, aoka
ary isika hitsangana ka handrafitra
azy. Koa dia nampahery ny tànany
hanao izany soa izany izy.
19 Fa nony reny Sanbala Horo-
nita sy Tobia Amonita mpanompo
ary Gasema Arabo izany, dia nana-
raby sy nanevateva anay izy nanao
hoe: Inona izao zavatra ataonareo
izao? Hikomy amy ny mpanjaka
angaha hianareo? 20 Dia namaly
azy aho ka nanao taminy hoe:
Andriamanitry ny lanitra, Izy no
hanambina anay, ka dia hitsangana
handrafitra izahay mpanompony; fa
hianareo tsy manana anjara, na
rariny, na fahatsiarovana akory, atỳ
Jerosalema.

*Ny nanaovana ny màndany Jerosa-
lema sy ny vavahadiny.*

III. DIA nitsangana Eliasiba mpi-
soronabe sy ny mpisorona
rahalahiny ka nandrafitra ny vava-
hadin' ondry; dia nanamasina azy
izy ka nandatsaka ny lela-vavaha-
diny; hatramy ny tilikambo Hamea
ka hatramy ny tilikambo Hananela
no nohamasininy. 2 Ary manara-
karaka ireo dia nandrafitra koa ny
mponina tany Jeriko. Ary mana-
rakaraka ireo indray dia nandrafitra
koa Zakora, zanaky Imry. 3 Ary
ny vavahadin-kazandrano dia nara-
fitry ny zanaky Hasena, izy no nan-
datsaka ny rairainy sy ny lela-vava-
hadiny mbamy ny hidiny sy ny
vavombiny. 4 Ary manarakaraka
ireo dia namboatra koa Meremota,
zanaky Oria, zanaky Hakoza. Ary
manarakaraka io dia namboatra koa
Mesolama, zanaky Berekia, zanaky
Mesezabela. Ary manarakaraka io
dia namboatra koa Zadoka, zanaky
Bana. 5 Ary manarakaraka io dia

namboatra koa ny Tekoita; nefa ny
olona ambonimbony teo aminy dia
tsy nety nampiondrika ny vozony
ho amy ny fanompoana ny Tompony.
6 Ary ny vavahady taloha dia
namboariny Joiada, zanaky Pasea,
sy Mesolama, zanaky Besodia; izy
roa lahy no nandatsaka ny rairainy
sy ny lela-vavahadiny mbamy ny
hidiny sy ny vavombiny. 7 Ary
manarakaraka ireo dia namboatra
koa Melatia Gibeonita sy Jadona
Meronotita mbamy ny mponina tany
Gibeona sy Mizpa, hatramy ny seza
fiandrianan' ny governora etỳ an-
dafin' ny ony etỳ. 8 Manarakaraka
ireo dia namboatra koa Oziela, zanaky
Haraia, isan' ny mpanefy volamena.
Manarakaraka io dia namboatra koa
Hanania, isan' ny mpangaroharo
zava-manitra; ary nanamafy any
Jerosalema izy[1] hatramy ny mànda
lehibe. 9 Ary manarakaraka io dia
namboatra koa Refaia, zanaky Hora,
komandin' ny antsasaky ny fehiny
Jerosalema. 10 Ary manarakaraka
io dia namboatra koa Jedaia, zanaky
Haromafa, dia ny teo amy ny tan-
drifin' ny tranony hiany. Ary
manarakaraka io dia namboatra koa
Hatosy, zanaky Hasabnia. 11 Ny
sasany koa mbamy ny tilikambo
misy ny fatana fandoroana dia nam-
boariny Malkia, zanaky Harima, sy
Hasoba, zanaky Pahata-moaba. 12
Ary manarakaraka ireo dia namboa-
tra koa Saloma, zanaky Halohesy,
komandin' ny antsasaky ny fehiny
Jerosalema, dia izy sy ny zanani-
vavy.
13 Ny vavahady mankamy ny
lohasaha dia namboariny Hanona sy
ny mponina tany Zanoa; ireo no
nandrafitra izany sy nandatsaka ny
lela-vavahadiny mbamy ny hidiny
sy ny vavombiny, ary narafiny koa
ny arivo hakiho amy ny mànda
hatramy ny vavahadin-jezika. 14
Ary ny vavahadin-jezika dia nam-
boariny Malkia, zanaky Rekaba,
komandin' ny fehiny Beti-hakerema;
izy no nandrafitra izany sy nanda-
tsaka ny lela-vavahadiny mbamy ny
hidiny sy ny vavombiny. 15 Ary
ny vavahadin-doharano dia namboa-
riny Saloma, zanaky Kola-hoze, ko-
mandin' ny fehiny Mizpa; izy no
nandrafitra sy nanafo izany ary
nandatsaka ny lela-vavahadiny mba-
my ny hidiny sy ny vavombiny, ary
narafiny koa ny màndan' ny farihy
Siloa, teo anilan' ny sahan' ny
mpanjaka, ka hatramy ny ambara-
tonga midina avy any an-Tanànany
Davida.
16 Ary manarakaraka io dia nam-
boatra koa Nehemia, zanaky Azboka,
komandin' ny antsasaky ny fehiny
Beti-zora, hatramy ny teo amy ny
tandrifin' ireo fasany Davida ka
hatramy ny farihy izay natao ary
hatramy ny tranon' ny lehilahy
mahery. 17 Manarakaraka io dia
namboatra koa ny Levita, dia Reho-
ma, zanaky Bany. Manarakaraka
ireo dia namboatra koa Hasabia,
komandin' ny antsasaky ny fehiny
Keila, ho any ny fehiny. 18 Mana-
rakaraka io dia namboatra koa ireo
rahalahiny, dia Bavay, zanaky Hena-
dada, komandin' ny antsasaky ny
fehiny Keila. 19 Ary manaraka-
raka ireo dia nisy namboariny Ezera,
zanaky Jesoa, komandiny Mizpa, teo
amy ny tandrifin' ny fiakarana ho
any amy ny trano fitehirizam-pia-
diana eo amy ny fiolahana.
20 Manarakaraka io koa dia
Baroka, zanaky Zabay, no nazoto
namboatra ny sasany hatramy ny
fiolahana ka hatramy ny varavaran'
ny tranony Eliasiba mpisoronabe.
21 Manarakaraka io koa dia nisy
namboariny Meremota, zanaky Oria,
zanaky Hakoza, hatramy ny vara-
varan' ny tranony Eliasiba ka ha-
tramy ny faran' ny tranony Eliasiba.
22 Ary manarakaraka io dia nam-
boatra koa ny mpisorona, dia ireo
avy tany amy ny tany lemaka. 23

---

[1] *Na:* nisy nolalovany teo Jerosalema.

Manarakaraka ireo dia namboatra
koa Benjamina sy Hasoba teo amy
ny tandrifin' ny tranony hiany.
Manarakaraka ireo dia namboatra
koa Azaria, zanaky Mahaseia, zana-
ky Anania, teo anilan' ny tranony
hiany.
24 Manarakaraka io koa, dia nisy
namboariny Binoy, zanaky Hena-
dada, hatramy ny tranony Azaria
ka hatramy ny fiolahana eo amy ny
zorony. 25 Ary Palala, zanaky
Ozay, koa, dia ny teo amy ny tan-
drifin' ny fiolahana sy izay mandroso
eo amy ny tilikambo ambony, eo
amy ny tranon' ny mpanjaka, eo
akaikin' ny tokotanin' ny trano-
maizina. Manarakaraka io koa dia
Pedaia, zanaky Parosy. 26 Ary
ny Netinima dia nonina tany Ofela
hatreo amy ny tandrifin' ny vava-
hadin-drano atsinanana sy ny man-
droso eo amy ny tilikambo.
27 Ary manarakaraka ireo koa
dia nisy namboarin' ny Tekoita, teo
amy ny tandrifin' ny mandroso eo
amy ny tilikambo lehibe ka hatramy
ny màndany Ofela. 28 Hatreo am-
bonin' ny vavahadin-tsoavaly dia
namboarin' ny mpisorona, dia samy
ny teo amy ny tandrifin' ny tranony
avy. 29 Manarakaraka ireo dia
namboatra koa Zadoka, zanaky
Imera, dia ny teo amy ny tandrifin'
ny tranony hiany. Ary manaraka-
raka io dia namboatra koa Semaia,
zanaky Sekania, mpiandry ny vava-
hady atsinanana. 30 Manarakaraka
io koa dia nisy namboariny Hanania,
zanaky Selemia, sy Hanona, fahenin'
ny zanaky Zalafa. Manarakaraka
ireo dia namboatra koa Mesolama,
zanaky Berekia, dia ny teo amy ny
tandrifin' ny efi-tranony hiany. 31
Manarakaraka io dia namboatra koa
Malkia, isan' ny mpanefy volamena,
hatramy ny tranon' ny Netinima sy
ny mpandranto, dia ny teo amy ny
tandrifin' ny vavahady Mifikada ka
hatramy ny trano ambony teo an-
jorony. 32 Ary ny teo anelanelan'
ny trano ambony teo an-jorony sy
ny vavahadin' ondry no namboarin'
ny mpanefy volamena sy ny mpan-
dranto.

*Ny nataon' ny fahavalon' ny Jiosy hisakana azy tsy hanao ny asa.*

33 ARY rehefa reny Sanbala fa
nataonay ny mànda, dia
tezitra sady sosotra loatra izy ka
nihomehy ny Jiosy, 34 dia niteny
teo anatrehan' ny namany sy ny
miaramilany Samaria hoe: Inona
no ataon' ireo Jiosy osa ireo? Ha-
haleo tena va ireo?[1] Hahavono
zavatra hatao fanatitra va ireo?
Hahatsangana indray andro va ireo?
Hahatsangana ny vato avy amy ny
lavenona miavosa va ireo? 35 Ary
Tobia Amonita dia teo anilany San-
bala ka niteny hoe: Na dia amboa-
haolo aza miakatra eo amin' izay
atsangany, dia haharava ny mànda
vato ataony.
36 Mihainoa, ry Andriamanitray
ô, fa atao tsinontsinona izahay; koa
atsingereno ho eo an-dohany hiany
ny latsa ataony, ary aoka ho babo
any amy ny tany izay ahababoany
izy. 37 Aza manarona ny helony,
ary aza vonoina tsy ho eo anatre-
hanao ny fahotany; fa efa nampa-
hatezitra *Anao* teo anatrehan' ireo
mandrafitra izy.
38 Ka dia narafitray hiany ny
mànda ka tafakambana avokoa ha-
tramy ny antsasany *miakatra;* fa
nazoto niasa ny olona.
IV. Ary rehefa reny Sanbala sy
Tobia sy ny Arabo sy ny Amo-
nita ary ny Asdodita fa voatsangana
ny màndany Jerosalema, ka efa ho
voavoatra izay rava, dia nirehitra
mafy ny fahatezerany. 2 Ary
niray tetika izy rehetra handeha
hamely any Jerosalema ka hanimba
ny asa.
3 Dia nivavaka tamin' Andria-
manitray izahay ka nametraka mpi-

[1] *Na:* Moa havelany hanao va ireo?

ambina hiandry azy andro aman-
alina noho ny fahatahoranay azy.
4 Ary hoy ny Joda: Mihena ny
herin' ny mpitondra entana, ary be
ny korontam-bato sy ny tany; ka
dia tsy maharafitra ny mànda iza-
hay.
5 Ary hoy kosa ny fahavalonay:
Tsy hahalala izy, na hahita, raha
tsy tonga eo afovoany isika ka ma-
hafaty azy ary mampitsahatra ny
asa.
6 Ary rehefa tonga ny Jiosy
izay nonina teo akaikin' ireo ka
nanao taminay impolo hoe: Na avy
aiza na avy aiza hianareo, dia mive-
rena atỳ aminay, 7 dia nasiako olona
teo amy ny fitoerana ambany, teo
ivelan' ny mànda sy teo an-karihary;
eny, nalahatro ny olona araka ny
fokony avy, samy nitana sabatra sy
lefona ary tsipìka. 8 Dia nijery
aho sady nitsangana ka nilaza tamy
ny manan-kaja sy ny mpanapaka
mbamy ny vahoaka sisa hoe: Aza
matahotra azy hianareo; ny Tompo
lehibe sy mahatahotra no tsarovy,
ka miadia hiaro ny rahalahinareo sy
ny zanakareo-lahy sy ny zanakareo-
vavy sy ny vadinareo ary ny tra-
nonareo.
9 Ary nony ren' ny fahavalon-
tsika fa efa fantatray izany, sady efa
nofoanan' Andriamanitra ny heviny,
dia niverina ho amy ny mànda iza-
hay rehetra, samy ho amy ny asany
avy indray. 10 Ary hatramin' izay
andro izay ny antsasaky ny zato-
voko dia nanao ny asa, ary ny an-
tsasany kosa nitana lefona aman-
ampinga sy tsipìka ary akanjo fiaro-
van-tratra; ary ny mpanapaka dia
teo ivohon' ny fianakaviana rehetra
amy ny Joda. 11 Ary izay nandra-
fitra ny mànda sy ny mpitondra
entana izay nanangona ny koron-
tam-bato sy ny tany dia samy niasa
tamy ny tànany anankiray, ary ni-
tan-defona kosa ny tànany anan-
kiray. 12 Ary ny mpandrafitra
rehetra dia samy nanana ny sabany
voafehy tamy ny valahany avy, ka
dia nandrafitra. Ary ny mpitsoka
ny anjomara dia teo anilako.
13 Ary hoy izaho tamy ny manan-
kaja sy ny mpanapaka ary ny va-
hoaka sisa: Be sady malalaka ny
asa, ka dia misaratsaraka eny am-
bonin' ny mànda isika ka mifanala-
vitra. 14 Koa eo amin' izay fitoe-
rana andrenesanareo ny feon' ny
anjomara dia mivoria ho any aminay
hianareo; fa Andriamanitsika no
hiady ho antsika.
15 Dia nanao ny asa izahay, ary
ny antsasany kosa nitan-defona ha-
tramy ny mazavaratsy ka mandra-
piposaky ny kintana. 16 Ary
tamin' izany andro izany dia hoy
koa aho tamy ny olona: Samia
mitoetra ato Jerosalema hianareo
mbamy ny zatovonareo, mba hiam-
bina antsika raha alina ireo ary
hiasa raha antoandro. 17 Fa izaho
sy ny rahalahiko mbamy ny zatovoko
sy ny mpiambina, izay nanaraka
ahy, dia samy tsy niala akanjo, sady
tsy nisy nandro akory.

*Ny nataony Nehemia hampitsahatra ny fampahoriana ny olona malahelo.*

V. ARY nitaraina mafy ny lehi-
lahy sy ny vadiny ny amy
ny Jiosy rahalahiny. 2 Fa nisy
nanao hoe: Maro izahay mbamy ny
zanakai-lahy sy ny zanakai-vavy;
koa ta-hahazo vary izahay mba
hohaninay hivelomanay. 3 Ary
nisy koa nanao hoe: Ny taninay
sy ny tanimboalobokay ary ny
tranonay dia efa nataonay antoka,
koa ta-hahazo vary izahay noho ny
mosary. 4 Ary nisy koa indray
nanao hoe: Efa nisambo-bola izahay
handoavanay ny hetran' ny mpan-
jaka, ary ny taninay sy ny tanim-
boalobokay no nataonay antoka. 5
Kanefa mba tahaka ny nofon' ny
rahalahinay hiany ny nofonay, ary
tahaka ny zanany hiany ny zana-
kay; fa na dia izany aza, indreo iza-
hay manetry ny zanakai-lahy sy ny
zanakai-vavy ho andevo, ary ny

sasany amy ny zanakai-vavy dia efa
andevo rahateo; nefa tsy manan-
ko enti-manavotra azy izahay, satria
lasan' ny sasany ny taninay sy ny
tanimboalobokay.
6 Dia tezitra indrindra aho, raha
nahare ny fitarainany sy izany teny
izany. 7 Ary nihevitra tao am-
poko aho, ka dia nananatra mafy
ny manan-kaja sy ny mpanapaka
ka nanao taminy hoe: Samy mampa-
nàna zavatra amy ny rahalahinareo
avy hianareo. Dia nanendry fian-
gonan-dehibe aho hitsarana azy. 8
Ary hoy izaho taminy: Izahay
araka izay tratry ny nananany
dia efa nanavotra ny Jiosy rahala-
hinay, izay efa namidy tamy ny
jentilisa; fa hianareo kosa moa
hivarotra ny rahalahinareo va, ka
hamidy aminay va izy? Dia sina
izy, fa tsy hitany izay havaliny.
9 Ary hoy koa aho: Tsy tsara
izao ataonareo izao; moa tsy tokony
handeha amy ny fahatahorana an'
Andriamanitsika va hianareo noho
ny fanaratsian' ny jentilisa fahava-
lontsika? 10 Izaho sy ny rahala-
hiko ary ny zatovoko efa nampanàna
vola sy vary taminy; koa masìna
hianareo, aoka re hafointsika izany
trosa izany; 11 eny, masìna hiana-
reo, ampodio aminy anio hiany ny
taniny sy ny tanimboalobony sy ny
taninolivany sy ny tranony sy ny
ampahazaton' ny vola sy ny vary
ary ny divay sy ny diloilo izay
nampisamborinareo azy.
12 Dia hoy ireo: Eny, hampodi-
nay izany, ka tsy haka na inona na
inona aminy izahay, fa hanao araka
izay lazainao. Dia niantso ny mpi-
sorona aho ka nampianiana ireo
hanao araka izany teny izany, 13
sady nanakopaka ny lambako teo
am-pofoako aho ka nanao hoe: Ho
tahaka izany anie no hanakopahan'
Andriamanitra ny olona rehetra
izay tsy mahatanteraka izany teny
izany hiala amy ny tranony sy ny
vokatry ny asany; eny, hakopaka
ka hofoanana tahaka izany anie izy.
Ary ny fiangonana rehetra nanao
hoe: Amena; sady nidera any Je-
hovah izy. Ary dia nanao araka
izany teny izany ny olona.
14 Ary koa, hatramy ny andro
nanendreny ahy ho governora amy
ny tany Joda, dia hatramy ny taona
faharoa-polo ka hatramy ny taona
faharoa amby telo-polo nanjakany
Artaksersesy, dia roa amby ny folo
taona izay, izaho sy ny rahalahiko
tsy mba nihinana izay anjara-fivelo-
man' ny governora. 15 Fa ireo
governora fahiny izay teo alohako
ireo dia nahavaky tratra ny olona
ka nampandoa azy hanina sy divay
ary sekely volafotsy efa-polo koa;
eny, na dia ny zatovony aza dia
nisetrasetra tamy ny olona; fa
izaho tsy mba nanao izany noho ny
fahatahorako an' Andriamanitra. 16
Eny, izaho naharitra nanao io mànda
io hiany, sady tsy nividy tany iza-
hay; ary ny zatovoko rehetra dia
voangona hanao ny asa.
17 Ary teo amy ny latabatro nisy
Jiosy sy mpanapaka dimam-polo
amby zato afa-tsy izay nankeo ami-
nay avy tamy ny firenena manodi-
dina anay. 18 Ary ny namboarina
ho ahy isan-andro dia omby iray sy
ondry matavy enina ary vorona koa,
ary indray mandeha isan-kafoloana
dia nasiana divay samihafa betsaka;
nefa na dia izany aza, ny anjara-
fiveloman' ny governora dia tsy
mba nilaiko, satria nahavesatra ny
olona ny fanompoana.
19 Tsarovy aho ka hasoavy, ry
Andriamanitro ô, araka izay rehetra
nataoko ho an' ity firenena ity.

*Ny naharetany Nehemia hahavitana ny mànda, na dia fatratra aza ny teti-dratsy nataon' ny fahavalo.*

VI. ARY rehefa reny Sanbala sy
Tobia sy Gasema Arabo
mbamy ny namany fahavalonay fa
efa nanao ny mànda aho, ka tsy
nisy banga intsony teo (kanefa
tamin' izany andro izany tsy mbola
voalatsako ny lela-vavahady), 2 dia

naniraka ho any amiko Sanbala sy
Gasema ka nanao hoe: Avia isika
hihaona ao amin' izay vohitra anan-
kiray amy ny tany lemaky Ono.
Kanjo nikasa hanisy ratsy ahy izy
roa lahy.
3 Dia naniraka olona hankany
aminy kosa aho hanao hoe: Asa
lehibe no ataoko, ka tsy afa-midina
aho; nahoana no hilaozako midina
any aminareo ny asa ka hatsahatra?
4 Kanefa mbola naniraka tamiko
inefatra araka izany hiany izy; ary
izaho kosa dia mbola namaly azy
toy izany hiany koa.
5 Dia nirahiny Sanbala fanindi-
miny ny zatovony hankeo amiko
araka izany hiany, nitondra taratasy
nivelatra teny an-tànany, 6 izay
nisy soratra hoe: Efa makoraka any
amy ny firenena maro izao teny izao,
sady lazainy Gasema hoe: Hianao
sy ny Jiosy dia mikasa hikomy,
ka izany no anaovanao ny mànda,
ary araka izany teny izany dia
mikasa ho mpanjakany, hono, hia-
nao, 7 sady efa nanendry ny mpa-
minany maro hilaza anao any Jero-
salema hoe Mpanjaka any Joda;
ary ankehitriny dia ho ren' ny
mpanjaka izany teny izany; koa
avia isika hiara-mihevitra.
8 Dia naniraka ho any aminy
aho hanao hoe: Tsy marina izany
zavatra lazainao izany, fa tao am-
ponao hiany no namoronanao izany.
9 Fa ta-hampahatahotra anay izy
rehetra, ka hoy izy: Ho kivy amy
ny asa izy ka tsy hahatontosa.
Koa ankehitriny ampaherezo e
ny tànako.
10 Ary izaho dia tonga tao an-
tranony Semaia, zanaky Delaia,
zanaky Mehetabela, izay nihidy
trano tao; dia hoy izy: Andeha
isika hiditra ao an-tranon' Andria-
manitra ao anatin' ny tempoly, ary
aoka harindrintsika ny varavarana,
fa ho avy hamono anao izy; eny, ho
avy alina hamono anao izy.
11 Fa hoy izaho: Moa ny lehilahy
tahaka ahy tokony handositra va?
Ary iza no olona tahaka ahy no
mahazo miditra ao amy ny tempoly
ka ho velona? Tsy hiditra ao aho.
12 Ary hitako fa, indro, tsy Andria-
manitra no naniraka azy, fa nilaza
izany faminaniana izany hamitahany
ahy izy, satria notambazany Tobia
sy Sanbala. 13 Izany no nanamba-
zany azy, mba hampitahotra ahy
hanaovako izany ka hanotako, dia
hahazoany teny ratsy hanaratsiany
ahy.
14 Ry Andriamanitro ô, tsarovy
Tobia sy Sanbala araka izany asany
izany mbaminy Noadia mpaminani-
vavy sy ny mpaminany sasany koa,
izay nampitahotra ahy.
15 Dia vita tamy ny roa amby
dimam-polo andro ny mànda, dia
tamy ny andro fahadimy amby roa-
polo tamy ny volana Elola. 16 Ary
rehefa ren' ny fahavalonay rehetra
izany, dia raiki-tahotra ny firenena
rehetra manodidina anay, sady hitany
fa tsinontsinona izy; ary fantany
fa Andriamanitray no nahavitana
izany asa izany.
17 Ary tamin' izany andro izany
ny manan-kaja amy ny Joda dia
nampitondra taratasy maro ho any
aminy Tobia, ary ny avy taminy
Tobia kosa tonga tany aminy. 18
Fa nisy maro tany Joda efa nia-
niana niray tetika taminy, satria
vinantony Sekania, zanaky Ara, izy;
ary Johanana zanani-lahy efa na-
nambady ny zanakavaviny Meso-
lama, zanaky Berekia. 19 Ary nisy
koa teo anatrehako nilaza ny soa
nataony ary nilaza ny teniko tany
aminy kosa. Ary Tobia kosa nam-
pitondra taratasy hampitahotra ahy.

*Ny nataony Nehemia ny amy ny fiambenana ny tanàna.*

VII. ARY nony vita ny mànda,
ka voalatsako ny lela-
vavahady, sady voatendry ny mpian-
dry varavarana sy ny mpihira ary
ny Levita, 2 dia notendreko Hanany
rahalahiko sy Hanania, lehiben' ny
tao an-dapa, hitandrina any Jerosa-

lema, fa lehilahy mahatoky izy sady
matahotra an' Andriamanitra mihoa-
tra noho ny maro. 3 Koa hoy izaho
tamin' ireo : Aza avela hovohana ny
vavahadiny Jerosalema mandra-
pahafanan' ny andro; ary raha
mbola mijanona eo *ny mpiambina,*
dia aoka harindriny ny varavarana,
ka hidionareo ; ary manendre mpiam-
bina avy amin' izay monina ato
Jerosalema hiany samy ho eo amy
ny fiambenany avy, dia samy ho eo
amy ny tandrifin' ny tranony avy.

*Ny anaran' ny Jiosy izay nentiny Zerobabela avy tany Babylona.*

4 ARY malalaka sy lehibe ny
tanàna, nefa vitsy olona,
sady tsy mbola vita ny trano. 5
Ary nomen' Andriamanitro hevi-
tra aho hamory ny manan-kaja sy
ny mpanapaka mbamy ny vahoaka,
mba halaina isa araka ny firazanany
avy ireo. Ary hitako ny taratasy
filazana ny firazanan' izay niakatra
voalohany, ka izao no hitako voaso-
ratra tao :

6 Izao no lehilahy amin' izany
tany izany, izay niakatra avy tamy
ny fahababoana, dia ireo nobaboiny
Nebokadnezara, mpanjakany Baby-
lona, fa niverina tany Jerosalema
sy Joda izy, samy ho any an-tanà-
nany avy,—7 dia ny olona izay
niaraka taminy Zerobabela sy Jesoa
sy Nehemia sy Azaria sy Ramia
sy Nahanany sy Mordekay sy Bil-
sana sy Mispereta sy Bigvay sy
Nehoma ary Bana :

Ary ny isan' ny lehilahy tamy ny
Isiraely dia izao :—

8 Ny taranaky Parosy dia roa
amby fito-polo amby zato sy roa
arivo ; 9 ny taranaky Sefatia dia
roa amby fito-polo amby telon-jato ;
10 ny taranaky Ara dia roa amby
dimam-polo amby enin-jato ; 11 ny
taranaky Pahata-moaba dia avy
tamy ny zanaky Jesoa sy Joaba dia
valo amby ny folo amby valon-jato
sy roa arivo ; 12 ny taranaky Elama
dia efatra amby dimam-polo amby
roan-jato sy arivo ; 13 ny taranaky
Zato dia dimy amby efa-polo amby
valon-jato ; 14 ny taranaky Zakay
dia enim-polo amby fiton-jato ; 15
ny taranaky Binoy dia valo amby
efa-polo amby enin-jato ; 16 ny
taranaky Bebay dia valo amby roa-
polo amby enin-jato ; 17 ny tara-
naky Azgada dia roa amby roa-polo
amby telon-jato amby roa arivo ; 18
ny zanaky Adonikama dia fito amby
enim-polo amby enin-jato ; 19 ny
taranaky Bigvay dia fito amby enim-
polo sy roa arivo ; 20 ny taranaky
Adina dia dimy amby dimam-polo
amby enin-jato ; 21 ny taranaky
Atera, avy taminy Hezekia, dia valo
amby sivi-folo ; 22 ny taranaky
Hasoma dia valo amby roa-polo
amby telon-jato ; 23 ny taranaky
Bezay dia efatra amby roa-polo
amby telon-jato ; 24 ny taranaky
Harifa dia roa amby ny folo amby
zato ; 25 ny taranaky Gibeona dia
dimy amby sivi-folo. 26 Ny mpo-
nina tany Betlehema sy Netofa dia
valo amby valo-polo amby zato ; 27
ny mponina tany Anatota dia valo
amby roa-polo amby zato ; 28 ny
mponina tany Bet-azmaveta dia roa
amby efa-polo ; 29 ny mponina tany
Kiriata-jearima sy Kefira ary Berota
dia telo amby efa-polo amby fiton-
jato ; 30 ny mponina tany Rama
sy Geba dia iraika amby roa-polo
amby enin-jato ; 31 ny mponina
tany Mikmasy dia roa amby roa-
polo amby zato ; 32 ny mponina
tany Betela sy Ay dia telo amby
roa-polo amby zato ; 33 ny mponina
tany amin' ilay Nebo anankiray dia
roa amby dimam-polo ; 34 ny zanak'
ilay Elama anankiray dia efatra
amby dimam-polo amby roan-jato
sy arivo ; 35 ny zanaky Harima
dia roa-polo amby telon-jato ; 36 ny
zanaky Jeriko dia dimy amby efa-
polo amby telon-jato ; 37 ny zanaky
Loda sy Hadida ary Ono dia iraika
amby roa-polo amby fiton-jato ; 38
ny zanaky Sena dia telo-polo amby
sivin-jato sy telo arivo.

39 Ary ny mpisorona koa dia
izao: Ny taranaky Jedaia, avy tamy
ny mpianakaviny Jesoa, dia telo
amby fito-polo amby sivin-jato; 40
ny taranaky Imera dia roa amby
dimam-polo amby arivo; 41 ny tara-
naky Pasora dia fito amby efa-polo
amby roan-jato sy arivo; 42 ny
taranaky Harima dia fito amby ny
folo sy arivo.

43 Ary ny Levita koa dia izao:
Ny zanaky Jesoa sy Kadmiela, avy
tamy ny zanaky Hodavia, dia efatra
amby fito-polo.

44 Ary ny mpihira koa dia izao:
Ny taranaky Asafa dia valo amby
efa-polo amby zato.

45 Ary ny mpiandry varavarana
koa dia izao: Ny taranaky Saloma,
ny taranaky Atera, ny taranaky
Talmona, ny taranaky Akoba, ny
taranaky Hatita, ny taranaky Sobay,
dia valo amby telo-polo amby zato.

46 Ary ny Netinima koa dia
izao: Ny taranaky Ziha, ny tara-
naky Hasofa, ny taranaky Tabaota,
47 ny taranaky Kerosa, ny tara-
naky Sia, ny taranaky Padona, 48
ny taranaky Lebana, ny taranaky
Hagaba, ny taranaky Salmay, 49
ny taranaky Hanana, ny taranaky
Gidela, ny taranaky Gahara, 50 ny
taranaky Reaia, ny taranaky Rezina,
ny taranaky Nekoda, 51 ny tara-
naky Gazama, ny taranaky Oza,
ny taranaky Pasea, 52 ny taranaky
Besay, ny taranaky ny Meonita, ny
taranaky ny Nefisita, 53 ny tara-
naky Bakboka, ny taranaky Hakofa,
ny taranaky Harora, 54 ny taranaky
Bazlita, ny taranaky Mehida, ny
taranaky Harsa, 55 ny taranaky
Barkosa, ny taranaky Sisera, ny
taranaky Tema, 56 ny taranaky
Nezia, ny taranaky Hatifa.

57 Ary ny taranaky ny mpanom-
pony Solomona koa dia izao: Ny
taranaky Sotahy, ny taranaky Sofe-
reta, ny zanaky Perida, 58 ny tara-
naky Jala, ny taranaky Darkona,
ny taranaky Gidela, 59 ny taranaky
Sefatia, ny taranaky Hatila, ny
taranaky Pokereta-hazebaima, ny
taranaky Amona.

60 Ny Netinima rehetra sy ny
taranaky ny mpanompony Solomona
dia roa amby sivi-folo amby telon-jato.

61 Ary izao no niakatra avy tany
Tela-mela sy Tela-harsa sy Kerofa
sy Adona ary Imera (fa tsy nahala-
za ny fianakaviany sy ny firazanany
na avy tamy ny Isiraely na tsia
izy): 62 ny taranaky Delaia, ny
taranaky Tobia, ny taranaky Ne-
koda, roa amby efa-polo amby enin-
jato.

63 Ary ny avy tamy ny mpiso-
rona dia izao: Ny taranaky Hobaia,
ny taranaky Hakoza, ny taranaky
Barzilay; nampaka-bady avy tamy
ny zanakavaviny Barzilay Gileadita
io ka notononina araka ny anarany.
64 Ireo dia nitady ny soratra fila-
zana ny razany, fa tsy hita izany;
dia natao ho tsy madio izy ka ne-
sorina tamy ny fisoronana. 65 Ary
ny governora nilaza fa tsy mahazo
mihinana ny zava-masina indrindra
izy mandra-pitsangan' izay mpiso-
rona anankiray mitondra ny Orima
sy Tomima.

66 Ny tontalin' ny olona rehetra
dia enim-polo amby telon-jato amby
roa arivo sy efatra alina, 67 afa-tsy
ny ankizilahiny sy ny ankizivaviny
fito amby telo-polo amby telon-jato
sy fito arivo; ary nanana mpihira-
lahy sy mpihiravavy dimy amby
efa-polo amby roan-jato izy; 68 ny
soavaliny dia enina amby telo-polo
amby fiton-jato; ny ampondrany dia
dimy amby efa-polo amby roan-jato;
69 ny ramevany dia dimy amby
telo-polo amby efa-jato; ny borikiny
dia roa-polo amby fiton-jato sy enina
arivo.

70 Ary ny sasany tamy ny lohan'
ny fianakaviana dia nahafoy hanao-
vana ny asa. Ny governora nanome
darika[1] volamena arivo sy lovia

---

[1] *Izahao* 1 *Tan.* xxix. 7.

famafazana dimam-polo sy akanjo-
mpisorona telo-polo amby diman-
jato ho ao amy ny rakitra. 71 Ary
ny sasany tamy ny lohan' ny fiana-
kaviana dia nanome darika[1] vola-
mena roa alina sy mane volafotsy
roan-jato sy roa arivo ho ao amy ny
rakitra hanaovana ny asa. 72 Ary
izay nomen' ny olona sisa dia darika[1]
volamena roa alina sy mane vola-
fotsy roa arivo ary akanjo-mpisorona
fito amby enim-polo.
73 Ary samy tafapetraka teny
an-tanànany avy ny mpisorona sy
ny Levita sy ny mpiandry varava-
rana sy ny mpihira sy ny sasany
amy ny vahoaka ary ny Netinima,
dia ny Isiraely rehetra.

*Ny namakiana ny lalàna teo anatre-
han' ny vahoaka rehetra, sy ny
nitandremana ny andro firavora-
voana Tabernakely.*

VIII. ARY rehefa tonga ny volana
fahafito, dia samy tany an-
tanànany avy ny Zanak' Isiraely.
Dia nivory tahaka ny olona
iray izy rehetra ho eo an-
kalalahana teo anoloan' ny vavaha-
din-drano; ary niteny taminy Ezra
mpanora-dalàna izy mba ho entiny
ny bokin' ny lalàny Mosesy izay
nandidiany Jehovah ny Isiraely.
2 Dia nentiny Ezra mpisorona ny
lalàna tamy ny andro voalohany
tamy ny volana fahafito ho eo ana-
trehan' ny fiangonana, na lehilahy
na vehivavy mbamin' izay rehetra
efa mahahaino. 3 Dia novakina
teo an-kalalahana teo anoloan' ny
vavahadin-drano izy hatramy ny vao
maraina koa ka ambara-pitataovo-
vonan' ny andro, dia teo anatrehan'
ny lehilahy sy ny vehivavy mbamin'
izay efa mahahaino; ary ny olona
rehetra dia nampandry sofina hihaino
ny bokin' ny lalàna.
4 Ary Ezra mpanora-dalàna ni-
tsangana teo ambonin' ny lampihazo
fitoriana, izay efa natao ho fitoriana
izany; ary Matitia sy Sema sy Anaia
sy Oria sy Hilkia ary Mahaseia no
nitsangana teo anilany ankavanana;
ary Pedaia sy Misaela sy Malkia sy
Hasoma sy Hasbadana sy Zakaria
ary Mesolama no teo anilany an-
kavia kosa. 5 Dia nosokafany
Ezra teo imason' ny olona rehetra
ny boky (fa ambony toerana noho
ny olona rehetra izy); ary rehefa
nosokafany izany, dia nitsangana
koa ny olona rehetra. 6 Ary Ezra
nisaotra any Jehovah, Andriamanitra
lehibe; ary ny olona rehetra nanan-
dra-tànana ka namaly hoe: Amena,
Amena; dia niondrika izy sady
niankohoka tamy ny tany teo ana-
trehany Jehovah.
7 Ary Jesoa sy Bany sy Serebia
sy Jamina sy Akoba sy Sabetahy sy
Hodia sy Mahaseia sy Kelita sy
Azaria sy Jozabada sy Hanana sy
Pelaia ary ny Levita dia nampiana-
tra ny olona ny lalàna; ary ny olona
dia teo amin' izay nitoerany hiany.
8 Dia novakiny mazava ny teny tao
amy ny bokin' ny lalàn' Andriama-
nitra, sady nohazavainy tsara ny
heviny, ka dia azon' ny olona tsara
ny teny novakina.
9 Ary Nehemia governora sy
Ezra mpisorona, mpanora-dalàna,
ary ny Levita izay nampianatra ny
olona dia nanao tamy ny olona
rehetra hoe: Masina ho any Jeho-
vah Andriamanitrareo ity andro ity;
koa aza malahelo na mitomany. Fa
nitomany ny olona rehetra, raha
nandre ny tenin' ny lalàna. 10 Dia
hoy izy taminy: Mandehana, hano
ny matavy, ary sotroy ny mamy, dia
mba anatero anjara izay tsy manan-
javatra voavoatra; fa masina ho
any ny Tompontsika ity andro ity;
koa aza malahelo hianareo, fa ny
fifaliana avy aminy Jehovah no
fiarovana mafy ho anareo.
11 Ary ny Levita nampangina
ny olona rehetra ka nanao hoe:
Mangìna hianareo, fa masina ity

[1] *Izahao* 1 *Tan.* xxix. 7.

andro ity; koa aza malahelo hiana-
reo. 12 Dia nandeha ny olona re-
hetra hihinana sy hisotro sy hana-
titra anjara ho any ny sasany ary
hifaly indrindra, satria azony tsara
ny teny izay notorina taminy.

13 Ary nony ampitson' iny dia
vory teo aminy Ezra mpanora-dalàna
ny lohan' ny fianakaviana tamy ny
olona rehetra sy ny mpisorona ary
ny Levita mba handinika ny tenin'
ny lalàna. 14 Dia hitany voasoratra
teo amy ny lalàna, izay nampandidia-
ny Jehovah any Mosesy, fa tokony
hitoetra ao amy ny trano rantsan-
kazo ny Zanak' Isiraely amy ny
andro firavoravoana amy ny volana
fahafito, 15 ary tokony hampandre
ny olona sy handefa teny mitety ny
tanànany rehetra sy Jerosalema
ka hanao hoe: Mandehana any an-
tendrombohitra, ka makà sampan'
oliva sy sampan' oliva maniry ho
azy sy sampan-drotra[1] sy sampan-
drofia[2] ary sampan-kazo be ravina
hanaovana trano rantsan-kazo araka
ny voasoratra.

16 Dia nandeha ny olona ka naka,
ary samy nanao trano rantsan-kazo
ho azy teo amy ny tampon-tranony
avy sy teo anatin' ny tokotaniny
avy sy teo anatin' ny kianjan' ny
tranon' Andriamanitra sy teo an-
kalalahana teo akaikin' ny vavaha-
din-drano ary teo an-kalalahana
akaikin' ny vavahadiny Efraima.
17 Eny, nanao trano rantsan-kazo
avokoa ny fiangonana rehetra izay
efa niverina avy tamy ny fahaba-
boana, ka nipetraka tao anatiny
izy; fa tsy mbola nanao toy izany
ny Zanak' Isiraely hatramy ny
androny Josoa, zanaky Nona, ka
hatramin' izany andro izany. Ary
dia nisy fifaliana lehibe indrindra.

18 Ary namaky ny teny tao amy
ny bokin' ny lalàn' Andriamanitra
isan-andro isan-andro izy hatramy
ny andro voalohany ka hatramy
ny andro farany. Ary nanao andro
firavoravoana hafitoana izy; ary
tamy ny andro fahavalo dia fara-
fivoriana araka ny fanao.

*Ny fivorian' ny olona rehetra hanetry tena noho ny fahotany sy hanao fanekena hanaraka ny lalàn' Andriamanitra.*

IX. ARY tamy ny andro fahefatra
amby roa-polo tamin' iza-
ny volana izany dia niangona ny
Zanak' Isiraely sady nifady hanina
no samy nitafy lamba fisaonana[3]
sy nihosin-tany. 2 Dia niavaka
tamy ny olona hafa firenena rehe-
tra ny taranaky Isiraely ary nitsan-
gana ka niaiky ny fahotany sy ny
heloky ny razany. 3 Ary nitsan-
gana teo amy ny fitoerany avy izy,
dia namaky ny teny tao amy ny
bokin' ny lalàny Jehovah Andria-
maniny tamy ny ampahefatry ny
andro; ary tamy ny ampahefatry
ny andro koa dia nitsotra sy nian-
kohoka teo anatrehany Jehovah
Andriamaniny izy.

4 Ary Jesoa sy Bany sy Kad-
miela sy Sebania sy Bony sy Serebia
sy Bany ary Kenany dia nitsangana
teo ambonin' ny lampihazon' ny
Levita ka nitaraina mafy taminy
Jehovah Andriamaniny. 5 Ary
hoy ny Levita, dia Jesoa sy Kad-
miela sy Bany sy Hasabnia sy Sere-
bia sy Hodia sy Sebania ary Peta-
hia: Mitsangàna, ka misaora any
Jehovah Andriamanitrareo mandra-
kizay mandrakizay. Ary isaorana
anie ny anaranao malaza, izay
voasandratra ambonin' ny fisaorana
sy ny fiderana rehetra. 6 Hianao
dia Hianao irery hiany no Jehovah;
Hianao no nanao ny lanitra, dia ny
lanitry ny lanitra, mbamin' izay re-
hetra any aminy, ny tany sy izay
rehetra eo aminy, ny ranomasina
sy izay rehetra ao aminy, ary Hia-
nao no mamelona azy rehetra; ary
ireo maro any an-danitra samy
miankohoka eo anatrehanao.

---

[1] myrta. [2] palma. [3] *Heb.* lamba malailay.

7 Hianao no Jehovah Andria-
manitra, Izay nifidy any Abrama
ka nitondra azy nivoaka avy tany
Oran' ny Kaldeana sady nanao ny
anarany hoe Abrahama ; 8 ary Hia-
nao nahita ny fony fa nahatoky
teo anatrehanao, ka dia nanao ilay
fanekena taminy hanome ny tanin'
ny Kananita sy ny Hetita sy ny
Amorita sy ny Perizita sy ny
Jebosita ary ny Girgasita ho any ny
taranany; ary efa nahatanteraka
ny teninao Hianao, satria marina
Hianao.
9 Ary nahita ny fahorian' ny
razanay tany Egypta koa Hianao
sady nandre ny fitarainany teo
amoron' ny Ranomasina Mena, 10
dia nanao famantarana sy fahaga-
gana taminy Farao sy ny mpanom-
pony rehetra sy tamy ny olona re-
hetra tany amy ny taniny Hianao;
fa fantatrao fa nirehareha taminy
ireo; dia nanao anarana ho Anao
Hianao tahaka ny amin' izao anio
izao. 11 Ary ny ranomasina dia
nosarahinao teo anoloany, ka nan-
deha namaky teo afovoan' ny rano-
masina nandia ny tany maina izy;
ary ireo nanenjika azy dia natsipi-
nao hilentika amy ny lalina tahaka
ny vato amy ny rano manonja. 12
Andri-rahona no nitondranao azy
raha antoandro, ary andri-afo nony
alina, mba hampahazava azy hahi-
tany izay làlana tokony hale-
hany.
13 Efa nidina tao ambonin' ny
tendrombohitra Sinay Hianao, dia
niteny taminy tany an-danitra ka
nanome azy fitsipika mahitsy sy
lalàna marina ary fomba sy didy
tsara. 14 Ary nampahalala azy
ny Sabatanao masina Hianao, ary
Mosesy mpanomponao nampilazai-
nao didy sy fomba ary lalàna tami-
ny; 15 ary mofo avy tany an-dani-
tra no nomenao azy, raha noana
izy; ary rano avy tamy ny vato-
lampy no navoakanao hosotroiny,
raha nangetaheta izy; ary nilaza
taminy Hianao fa hiditra ka han-
dova ny tany izay nananganananao
tànana homena azy izy.
16 Fa niavonavona ireny raza-
nay ireny, dia nanamafy ny hatony
ka tsy nihaino ny didinao, 17 ary
nandà tsy nety nanaraka izany izy
sady tsy nahatsiaro ny fahagagana
izay nataonao teo aminy; fa nana-
mafy ny hatony izy ka niodina, dia
nanendry mpitarika mba hiverenany
ho any amy ny fahandevozany; fa
Andriamanitry ny famelan-keloka
Hianao ka miantra sy mamindra
fo, mahari-po sady be famindrampo,
ka dia tsy nahafoy azy. 18 Eny,
nanao ilay ombilahy kely an-idina
izy ka nanao hoe: Io no andria-
manitrao izay nitondra anao niaka-
tra avy tany Egypta, dia nampaha-
sosotra indrindra izy; 19 kanefa
noho ny haben' ny famindramponao
dia tsy mba nahafoy azy tany an-
efitra Hianao; ny andri-rahona,
izay nitondra azy teny an-dàlana,
dia tsy niala taminy raha antoandro,
na ny andri-afo, izay nampahazava
azy nony alina, hahitany izay làlana
tokony halehany.
20 Ary ny Fanahinao tsara dia
nomenao azy koa hampianatra azy,
ary tsy niaro ny mananao tamy ny
vavany Hianao sady nanome azy
rano, raha nangetaheta izy; 21 eny,
efa-polo taona no namelomanao azy
tany an-efitra, ka tsy nanan-java-
mahory akory izy; tsy rovitra ny
fitafiany, ary tsy nivonto ny ton-
gony.
22 Ary nanome azy fanjakana sy
firenena maro Hianao, ka voaza-
ranao araka ny fari-taniny avy
ireny; ka dia nahazo ny taniny
Sihona sy ny tanin' ny mpanjakany
Hesbona ary ny taniny Oga, mpan-
jakany Basana, izy. 23 Ary ny
zanany dia nohamaroinao ho tahaka
ny kintana eny amy ny lanitra sady
nentinao ho amy ny tany izay nola-
zainao tamy ny razany fa hidirany
holovana. 24 Dia niditra ny zanany
ka nandova ny tany, ary nampie-
trenao teo anoloany ny Kananita

tompon-tany, dia natolotrao ho eo
an-tànany ireo mbamy ny mpan-
jakany sy ny vahoakany hanaovany
azy araka ny sitrapony. 25 Ary
nahazo tanàna mimanda sy tany
lonaka izy ary trano feno zava-tsoa
rehetra sy lavaka famorian-drano
voahady sy tany voavoly voaloboka
sy oliva ary hazo fihinam-boa be-
tsaka; dia nihinana izy ka voky ary
nihanatavy ka nifalifaly tamy ny
fahatsaranao lehibe.

26 Kanefa nandà izy sady niodina
taminao ary nanary ny lalànao teo
ivohony, dia namono ny mpamina-
ninao, izay nananatra azy mafy ham-
piverenana azy ho aminao, ka nanao
izay nampahasosotra indrindra izy.
27 Koa dia natolotrao ho eo an-tànan'
ny fahavalony izy, ka nampahory
azy ireny; nefa tamy ny andro
fahoriany dia nitaraina taminao izy,
ka nihaino azy tany an-danitra
Hianao, ary araka ny haben' ny
fiantranao dia nomenao mpamonjy
izy, ka namonjy azy tamy ny tànan'
ny fahavalony ireo. 28 Kanjo re-
hefa niadana izy, dia nanao ratsy
teo anatrehanao indray; dia nafoi-
nao ho eo an-tànan' ny fahavalony
kosa izy, ka nanapaka azy ireny; fa
nitaraina taminao indray izy, ary
Hianao nihaino azy tany an-danitra
ka namonjy azy matetika araka ny
haben' ny fiantranao.

29 Ary nananatra azy mafy Hia-
nao hampiverenanao azy ho amy ny
lalànao; kanefa mbola niavonavona
hiany izy ka tsy nihaino ny didinao,
fa nanota ny fitsipikao (izay maha-
velona ny olona mankatò azy) ka
nampihemotra ny sorony sy nana-
mafy ny hatony ary tsy nety nihaino.
30 Nefa nandefitra taona maro ta-
miny Hianao, ary ny Fanahinao,
Izay tao amy ny mpaminaninao, no
nentinao nananatra azy mafy; fa
tsy nety nihaino hiany izy, ka dia
natolotrao ho eo an-tànan' ny fire-
nena amy ny tany hafa. 31 Nefa
noho ny haben' ny fiantranao dia
tsy navelanao ho lany ringana izy
ary tsy nafoinao, satria Andria-
manitra mamindra fo sy miantra
Hianao.

32 Koa ankehitriny, ry Andria-
manitray ô, Andriamanitra lehibe
sady mahery no mahatahotra, Izay
mitandrina ny fanekenao sy ny
famindramponao, aoka tsy ho kely
eo imasonao ny fahoriana rehetra
izay nanjo anay, dia ny mpan-
jakanay sy ny mpanapaka anay
sy ny mpisoronay sy ny mpamina-
ninay ary ny razanay, dia ny olonao
rehetra, hatramy ny andron' ireo
mpanjakany Asyria ka mandraka
andro any. 33 Hianao no marina
tamin' izay rehetra nanjo anay, fa
marina ny nataonao; fa izahay no
nanao ratsy; 34 ary ny mpanja-
kanay sy ny mpanapaka anay sy ny
mpisoronay ary ny razanay dia samy
tsy nankatò ny lalànao, na nihaino
ny didinao sy ny teni-vavolombe-
lonao, izay nananaranao azy mafy.
35 Fa tsy nanompo Anao teo amy
ny fanjakany izy sy teo amy ny
haben' ny zava-tsoa nomenao azy
ary teo amy ny tany malalaka sy
lonaka izay nomenao ho eo anoloany,
sady tsy niala tamy ny ratsy fa-
naony izy.

36 Koa, indreto, andevo izahay
izao, ary ny amy ny tany izay no-
menao ny razanay hihinanany ny
vokatra sy ny soa avy aminy, in-
dreto, andevo eto izahay; 37 ary
mahavokatra be izy, kanefa ho an'
ireo mpanjaka izay notendrenao
hanapaka anay noho ny fahotanay
hiany izany; eny, manapaka ny
tenanay sy ny biby fiompinay araka
ny sitrapony izy, ka ozoim-pahoriana
mafy izahay.

*Ny nanaovan' ny olona fanekena mafy hanaraka ny lalàn' Andriamanitra sy hanome izay ilaina ho enti-manatanterakany fanompoampivavahana tao amy ny tempoly.*

X. ARY noho izany rehetra izany
dia manao fanekena mafy
izahay, ka soratanay izany ary ma-

nisy tombo-kase eo aminy ny mpana-
paka anay sy ny Levitanay ary ny
mpisoronay.
2 Ary ny nanisy tombo-kase dia
Nehemia governora, zanaky Haka-
lia, sy Zedekia, 3 ary Seraia, Azaria,
Jeremia, 4 Pasora, Amaria, Malkia,
5 Hatosy, Sebania, Maloka, 6 Ha-
rima, Meremota, Obadia, 7 Daniela,
Ginetona, Baroka, 8 Mesolama, Abia,
Miamina, 9 Mazia, Bilgay, Semaia;
samy mpisorona ireo.
10 Ary ny Levita kosa dia Jesoa,
zanaky Azania, Binoy, isan' ny
zanaky Henadada, ary Kadmiela;
11 ary ny rahalahin' ireo dia
Sebania, Hodia, Kelita, Pelaia, Ha-
nana, 12 Mika, Rehoba, Hasabia,
13 Zakora, Serebia, Sebania, 14
Hodia, Bany, Benino.
15 Ary ny loholona kosa dia
Parosy, Pahata-moaba, Elama, Zato,
Bany, 16 Bony, Azgada, Bebay, 17
Adonia, Bigvay, Adina, 18 Atera,
Hezekia, Azora, 19 Hodia, Hasoma,
Bezay, 20 Harifa, Anatota, Nebay,
21 Magpiasy, Mesolama, Hezira, 22
Mesezabela, Zadoka, Jadoa, 23 Pe-
latia, Hanana, Anaia, 24 Hosea,
Hanania, Hasoba, 25 Halohesy,
Pila, Sobeka, 26 Rehoma, Hasabna,
Mahaseia, 27 Ahia, Hanana, Anana,
28 Maloka, Harima, Bana.
29 Ary ny olona sisa, dia ny
mpisorona sy ny Levita sy ny mpi-
andry varavarana sy ny mpihira sy
ny Netinima ary izay rehetra efa
niavaka tamy ny tompon-tany hana-
raka ny lalàn' Andriamanitra
mbamy ny vadin' ireo sy ny zanani-
lahy ary ny zanani-vavy, izay rehe-
tra efa nahahaino, 30 dia samy
nikambana tsara tamy ny andrian-
dahy rahalahiny ka niozona sy
nianiana hanaraka ny lalàn' Andria-
manitra, izay nampilazaina any
Mosesy, mpanompon' Andriama-
nitra, ary hitandrina sy hankatò ny
didy rehetra izay nataony Jehovah
Tompontsika mbamy ny fitsipika
sy ny lalàny; 31 ary tsy hanome
ny zanakai-vavy ho vadin' ny tom-
pon-tany, na haka ny zanani-vavy
ho vadin' ny zanakai-lahy; 32 ary
tsy hividy zavatra amy ny andro
Sabata, na amin' izay andro masina,
raha misy entana na vary entin' ny
tompon-tany hamidy amy ny andro
Sabata, ary tsy hamboly zavatra
amy ny taona fahafito sady hamoy
izay trosa rehetra.
33 Ary nanao lalàna ho anay
koa izahay handoa ny ampahatelon-
tsekely isan-taona hanaovana ny
fanompoana momba ny tranon' An-
driamanitsika: 34 dia ho amy ny
mofo aseho sy ny fanatitra hoha-
nina mandrakariva sy ny fanatitra
odorana mandrakariva, ary ho amy
ny Sabata sy ny voaloham-bolana
sy ny fotoam-pivavahana, ary ho
amy ny zava-masina sy ny fanatitra
noho ny ota hanaovana fanavotana
ho any ny Isiraely, dia hanaovana
ny raharaha rehetra momba ny
tranon' Andriamanitsika.
35 Ary nanao filokana izahay ny
amy ny hanateran' ny mpisorona sy
ny Levita sy ny olona ny kitay hazo,
hitondranay azy ho ao an-tranon'
Andriamanitsika araka ny fianaka-
vianay avy amy ny fotoan' andro
isan-taona isan-taona, handoroana
eo ambonin' ny alitarany Jehovah
Andriamanitsika araka izay voa-
soratra ao amy ny lalàna, 36 ary
mba hitondranay ny voaloham-bo-
katry ny taninay sy ny voaloham-
bokatry ny hazo mamoa rehetra ho
ao an-tranony Jehovah isan-taona
isan-taona; 37 ary ny lahimatoanay
sy ny voalohan-teraky ny biby fiom-
pinay, araka izay voasoratra ao amy
ny lalàna, ary ny voalohan-teraky
ny ombinay sy ny ondry aman-osinay
dia nekenay ho entina ho ao an-
tranon' Andriamanitsika; ho any
ny mpisorona izay manao fanom-
poam-pivavahana ao an-tranon' An-
driamanitsika; 38 ary mba hiton-
dranay ho any ny mpisorona koa ny
voalohan' ny kobanay voafetafeta
sy ny fanatitra asandratray sy ny
voaloham-bokatry ny hazo rehetra

sy ny ranom-boaloboka ary ny di-
loilo ho amy ny efi-trano ao an-tra-
non' Andriamanitsika, ary ny am-
pahafolon' ny vokatry ny taninay
ho any ny Levita; fa ny Levita no
mpandray ny fahafolon-karena eny
an-tanàna rehetra akaikin' ny fam-
bolenay. 39 Ary hisy mpisorona
anankiray, taranaky Arona, hiaraka
amy ny Levita, raha mandray ny
fahafolon-karena izy; ary ny ampa-
hafolon' ny fahafolon-karena dia ho
entin' ny Levita miakatra ho ao
an-tranon' Andriamanitsika, ho ao
amy ny efi-trano ao an-trano fite-
hirizan-drakitra. 40 Fa ho ao amin'
ireo efi-trano ireo no hitondran' ny
Zanak' Isiraely sy ny Levita ny
fanatitra asandratra, dia vary sy
ranom-boaloboka ary diloilo, dia ho
ao amin' ilay itoeran' ny fanaky ny
fitoerana masina sy ny mpisorona
izay manao fanompoam-pivavahana
sy ny mpiandry varavarana ary ny
mpihira; ary tsy hahafoy ny tranon'
Andriamanitsika izahay.

*Ny nanendrena ny olona honina any Jerosalema sy any amy ny tanàna sasany.*

XI. ARY nonina tany Jerosalema
ny mpanapaka ny olona;
ary ny olona sisa nanao filo-
kana hahatonga ny ampahafolony
honina any Jerosalema, tanàna ma-
sina, fa ny sivy toko kosa dia any
an-tanàna hafa. 2 Ary nisaoran'
ny olona ny lehilahy rehetra izay
nanolo-tena honina any Jerosalema.

3 Ary izao no ben' ny tany izay
nonina tany Jerosalema; fa ny tao
an-tanànan' ny Joda samy nonina
tao amy ny taniny avy, tao an-
tanànany, dia ny Isiraely, ny mpi-
sorona sy ny Levita sy ny Netinima
ary ny taranaky ny mpanompony
Solomona.

4 Ary tany Jerosalema no none-
nan' ny sasany tamy ny taranaky
Joda sy ny taranaky Benjamina.
Ny avy tamy ny taranaky Joda dia
Ataia, zanaky Ozia, zanaky Zakaria,
zanaky Amaria, zanaky Sefatia,
zanaky Mahalalila, avy tamy ny
taranaky Fareza; 5 ary Mahaseia,
zanaky Baroka, zanaky Kola-hoze,
zanaky Hazaia, zanaky Adaia, zana-
ky Joariba, zanaky Zakaria, zanak'
ilay Selonita. 6 Ny taranaky Fareza
rehetra izay nonina tany Jerosalema
dia lehilahy mahery valo amby enim-
polo amby efa-jato. 7 Ary izao no
taranaky Benjamina: Salo, zanaky
Mesolama, zanaky Joeda, zanaky
Pedaia, zanaky Kolaia, zanaky Ma-
haseia, zanaky Itiela, zanaky Jesaia;
8 ary nanarakaraka azy Gabay sy
Salay; dia valo amby roa-polo amby
sivin-jato. 9 Ary Joela, zanaky
Zikry, no mpifehy azy; ary Joda,
zanaky Senoa, no lefitry ny koman-
din' ny tanàna.

10 Ny avy tamy ny mpisorona
dia Jedaia, zanaky Joariba, ary
Jakina. 11 Ary Seraia, zanaky
Hilkia, zanaky Mesolama, zanaky
Zadoka, zanaky Meraiota, zanaky
Ahitoba, no mpanapaka ny tranon'
Andriamanitra. 12 Ary ny raha-
lahin' ireo izay mpanao ny raharaha
tao an-trano dia roa amby roa-polo
amby valon-jato; ary Adaia, zanaky
Jerohama, zanaky Pelalia, zanaky
Amzy, zanaky Zakaria, zanaky
Pasora, zanaky Malkia, 13 ary ny
rahalahiny, izay samy lohan' ny
fianakaviana, dia roa amby efa-polo
amby roan-jato; ary Amasay, zana-
ky Azarela, zanaky Ahazay, zanaky
Mesilemota, zanaky Imera, 14 mba-
my ny rahalahin' ireo, dia lehilahy
mahery valo amby roa-polo amby
zato; ary Zabdiela, zanaky Hagedo-
lima, no mpifehy azy.

15 Ary ny avy tamy ny Levita
dia Semaia, zanaky Hasoba, zanaky
Azrikama, zanaky Hasabia, zanaky
Bony; 16 ary Sabetahy sy Joza-
bada, avy tamy ny lohan' ny Levita,
no tonian' ny raharaha teo ivelan'
ny tranon' Andriamanitra. 17 Ary
Matania, zanaky Mika, zanaky
Zabdy, zanaky Asafa, no mpiventy,
raha natao ny fisaorana tao am-

pivavahana ; ary Bakbokia no nana-
rakaraka teo amy ny rahalahiny,
dia vao Abda, zanaky Samoa, zanaky
Galala, zanaky Jedotona. 18 Ny
Levita rehetra tao an-tanàna masina
dia efatra amby valo-polo amby
roan-jato.
19 Ary ny mpiandry varavarana
dia Akoba sy Talmona mbamy ny
rahalahiny izay niambina ny vava-
hady, dia roa amby fito-polo amby
zato.
20 Ary ny sisa tamy ny Isiraely
sy ny mpisorona sy ny Levita, dia
teny an-tanàna rehetra any Joda,
samy tao amy ny zara-taniny avy.
21 Fa ny Netinima dia nonina
tany Ofela; ary Ziha sy Gispa no
nifehy azy. 22 Ary ny mpifehy ny
Levita tany Jerosalema amy ny raha-
raha momba ny tranon' Andriama-
nitra dia Ozy, zanaky Bany, zanaky
Hasabia, zanaky Matania, zanaky
Mika, isan' ny mpihira, taranaky
Asafa. 23 Fa ny didin' ny mpan-
jaka ny amin' ireo mpihira ireo dia
ny hahazoany izay anjara tokony ho
azy isan-andro.
24 Ary Petahia, zanaky Meseza-
bela, isan' ny taranaky Zera, zanaky
Joda, dia teo anilan' ny mpanjaka
hitandrina ny raharaha rehetra ny
amy ny olona.
25 Fa ny amy ny vohitra eny an-
tsaha, dia ny sasany tamy ny tara-
naky Joda no nonina tany Kiriat-
arba sy ny zana-bohiny, ary tany
Dibona sy ny zana-bohiny, ary tany
Jekabzela sy ny zana-bohiny, 26 ary
tany Jesoa sy Molada sy Beti-paleta
27 sy Hazara-soala ary Beri-sheba
sy ny zana-bohiny, 28 ary tany
Ziklaga sy Mekona sy ny zana-
bohiny, 29 ary tany En-rimona sy
Zora sy Jarmota 30 sy Zanoa sy
Adolama sy ny zana-bohiny, sy tany
Lakisy sy ny sahany, ary tany
Azeka sy ny zana-bohiny. Ary
nonina hatrany Beri-sheba ka ha-
tramy ny lohasahany Hinoma izy.
31 Ary ny taranaky Benjamina
kosa no hatrany Geba ka hatrany
Mikmasy sy Aia sy Betela sy ny
zana-bohiny, 32 ary tany Anatota
sy Noba sy Anania 33 sy Hazora sy
Rama sy Gitaima 34 sy Hadida sy
Zeboima sy Nebala 35 sy Loda sy
Ono, lohasahan' ny mahay tao-
zavatra.
36 Ary tao amy ny Benjamina
nisy Levita, izay isan' ny antokon'
ny Joda.

*Ny anaran' ny mpisorona sy ny Levita izay niverina avy tany Babylona.*

XII. ARY ny mpisorona sy ny
Levita izay niara-niaka-
tra taminy Zerobabela, zanaky Seal-
tiela, sy Jesoa dia Seraia, Jeremia,
Ezra, 2 Amaria, Maloka, Hatosy,
3 Sekania, Rehoma, Meremota, 4
Ido, Ginetoy, Abia, 5 Miamina,
Madia, Bilga, 6 Semaia, Joiariba,
Jedaia, 7 Salo, Amoka, Hilkia ary
Jedaia. Ireo no lohan' ny mpisorona
sy ny rahalahiny tamy ny androny
Jesoa.
8 Ary ny Levita kosa dia izao:
Jesoa, Binoy, Kadmiela, Serebia,
Joda ary Matania, dia izy ireo sy
ny rahalahiny no tonian' ny fiderana.
9 Ary Bakbokia sy Ono, rahalahin'
ireo, dia nifanandrify tamy ny
anjara-raharahany.
10 Ary Jesoa niteraka any Joia-
kima ; ary Joiakima niteraka any
Eliasiba ; ary Eliasiba niteraka any
Joiada ; 11 ary Joiada niteraka any
Jonatana ; ary Jonatana niteraka
any Jadoa.
12 Ary tamy ny androny Joia-
kima dia nisy mpisorona, lohan' ny
fianakaviana, dia izao : Ny avy
taminy Seraia dia Meraia ; ny avy
taminy Jeremia dia Hanania ; 13 ny
avy taminy Ezra dia Mesolama ; ny
avy taminy Amaria dia Johanana ;
14 ny avy taminy Meliko dia Jona-
tana ; ny avy taminy Sebania dia
Josefa ; 15 ny avy taminy Harima
dia Adna ; ny avy taminy Meraiota
dia Helkay ; 16 ny avy taminy Ido
dia Zakaria ; ny avy taminy Gine-

tona dia Mesolama; 17 ny avy
taminy Abia dia Zikry; ny avy
taminy Miniamina, avy taminy Moa-
dia, dia Piltahy; 18 ny avy taminy
Bilga dia Samoa; ny avy taminy
Semaia dia Jonatana; 19 ny avy
taminy Joariba dia Matenay; ny avy
taminy Jedaia dia Ozy; 20 ny avy
taminy Salay dia Kalay; ny avy
taminy Amoka dia Ebera; 21 ny avy
taminy Hilkia dia Hasabia; ny avy
taminy Jedaia dia Netanela.

22 Tamy ny androny Eliasiba sy
Joiada sy Johanana ary Jadoa ny
Levita dia voasoratra ho lohan' ny
fianakaviany; ary toy izany koa ny
mpisorona, hatramy ny nanjakany
Dariosy Persiana. 23 Ny taranaky
Levy, lohan' ny fianakaviana, dia
voasoratra ao amy ny bokin' ny
tantara hatramy ny androny Joha-
nana, zanaky Eliasiba. 24 Ary ny
lohan' ny Levita dia Hasabia sy
Serebia sy Jesoa, zanaky Kadmiela,
mbamy ny rahalahin' ireo izay nifa-
nandrify taminy mba hidera sy
hisaotra araka ny didiny Davida,
lehilahin' Andriamanitra, nifanan-
drify isan-tokony. 25 Matania, Bak-
bokia, Obadia, Mesolama, Talmona
sy Akoba no mpiandry varavarana
ka nitandrina ny fiambenana teo
amy ny trano firaketana.

26 Ireo no tamy ny androny
Joiakima, zanaky Jesoa, zanaky
Jozadaka, sy tamy ny androny
Nehemia governora sy Ezra mpiso-
rona sady mpanora-dalàna.

*Ny nitokanana ny màndany Jerosalema.*

27 ARY rehefa hitokanana ny
màndany Jerosalema, dia
nitady ny Levita avy tamy ny fone-
nany rehetra izy mba ho entina any
Jerosalema hanao ny fitokanana amy
ny fifaliana sy ny fiderana ary ny
hira mbamy ny kipantsona sy ny
valiha ary ny lokanga. 28 Dia
niangona ny mpihira avy tamy ny
tany lemaka manodidina any Jerosa-
lema sy ny avy tamy ny vohitry ny
Netofatita 29 sy Beti-gilgala ary ny
sahany Geba sy Azmaveta; fa efa
nanao vohitra ho azy manodidina
any Jerosalema ny mpihira. 30
Ary ny mpisorona sy ny Levita
samy nanadio ny tenany, ary nodio-
viny koa ny olona sy ny vavahady
ary ny mànda.

31 Dia nasaiko niakatra eo am-
bonin' ny mànda ny mpanapaka ny
Joda, ary nanendry mpanao fiderana
roa tonta aho handeha milahatra
tsara. *Ny irai-dia nandeha* tamy
ny ankavanana teo ambonin' ny
mànda ho amy ny vavahadin-jezika;
32 ary nandeha nanarakaraka azy
Hosaia sy ny antsasaky ny andrian-
dahin' ny Joda, 33 dia Azaria sy
Ezra sy Mesolama 34 sy Joda sy
Benjamina sy Semaia ary Jeremia,
35 ary ny sasany tamy ny taranaky
ny mpisorona nitondra trompetra,
dia Zakaria, zanaky Jonatana, zana-
ky Semaia, zanaky Matania, zanaky
Mikaia, zanaky Zakora, zanaky
Asafa, 36 mbamy ny rahalahiny,
dia Semaia sy Azarela, Milalay,
Gilalay, May, Netanela sy Joda ary
Hanany, nitondra ny zava-manenony
Davida, lehilahin' Andriamanitra;
ary Ezra mpanora-dalàna nandeha
teo alohan' ireo. 37 Ary hatreo
amy ny vavahadin-doharano dia
nizotra izy ka niakatra tamy ny
ambaratongan' ny Tanànany Davida,
tamy ny fiakarana amy ny mànda
eo ambonin' ny tranony Davida ka
hatramy ny vavahadin-drano eo
atsinanana.

38 Ary ny mpanao fiderana irai-
dia kosa dia nandeha nifanandrify
taminy sady narahiko sy ny antsa-
saky ny olona teo ambonin' ny
mànda hatreo ambonin' ny tilikambo
misy ny fatana fandoroana ka hatra-
my ny mànda lehibe, 39 ary hatreo
ambonin' ny vavahadiny Efraima sy
teo ambonin' ny vavahady taloha
ary teo ambonin' ny vavahadin-
kazandrano sy ny tilikambo Hana-
nela sy ny tilikambo Hamea, dia
hatramy ny vavahadin' ondry; ary

nijanona teo amy ny vavahadin-
trano-maizina izy.
40 Dia nijanona tao an-tranon'
Andriamanitra izy roa tonta ary
izaho koa sy ny antsasaky ny mpa-
napaka izay niaraka tamiko 41 ary
ny mpisorona, dia Eliakima, Maha-
seia, Miniamina, Mikaia, Elioenay,
Zakaria ary Hanania, nitondra
trompetra, 42 ary Mahaseia sy
Semaia sy Eleazara sy Ozy sy Joha-
nana sy Malkia sy Elama ary
Ezera. Ary nihira mafy ny mpihira
sy Jizrahia, mpifehy azy. 43 Dia
namono zavatra betsaka hatao fana-
titra tamin' izany andro izany izy
sady nifaly, fa Andriamanitra nam-
pifaly azy indrindra; ary ny vadiny
aman-janany nifaly koa; ka dia re
lavitra ny fifaliana tany Jerosalema.

*Ny amy ny fiveloman' ny mpisorona sy ny Levita.*

44 ARY tamin' izany andro izany
dia nisy olona notendrena
hitandrina ny efi-trano fitehirizana
ny rakitra sy ny fanatitra asandratra
sy ny voaloham-bokatra ary ny faha-
folon-karena, mba hangonina ao izay
anjara voadidy ho any ny mpisorona
sy ny Levita avy amy ny saha ma-
nodidina ny isan-tanàna; fa nifalian'
ny Joda ireo mpisorona sy Levita
izay nanompo ireo. 45 Dia nitan-
drina izay nasaina hotandremany
ny amin' Andriamaniny sy ny amy
ny fanadiovana izy; ary toy izany
koa ny mpihira sy ny mpiandry
varavarana, araka ny didiny Davida
sy Solomona zanany. 46 Fa fahiny
tamy ny androny Davida sy Asafa
aza dia efa nisy lohan' ny mpihira
sy hira fiderana ary fisaorana an'
Andriamanitra. 47 Ary ny Isiraely
rehetra tamy ny androny Zerobabela
sy Nehemia nanome ny anjaran' ny
mpihira sy ny mpiandry varavarana,
dia ny anjarany isan-andro; ary
nanokana izay ho any ny Levita
izy; ary ny Levita kosa nanokana
izay ho any ny taranaky Arona.

*Ny nampitsaharana ny fanao sasany izay nahadiso ny olona.*

XIII. TAMIN' izany andro izany
dia novakina teo anatre-
han' ny olona ny teny ao amy ny
bokiny Mosesy, ka hita voasoratra
ao fa ny Amonita sy ny Moabita dia
tsy mahazo miditra amy ny fiango-
nan' Andriamanitra mandrakizay, 2
satria tsy nitsena hanina sy rano ny
Zanak' Isiraely izy, fa nanamby any
Balama hanozona azy; kanjo nam-
podin' Andriamanitsika ho fita-
hiana kosa ny fanozonana. 3 Ary
rehefa ren' ny olona ny lalàna, dia
navahany hiala tamy ny Isiraely ny
olona hafa firenena rehetra.
4 Ary talohan' izany Eliasiba
mpisorona, izay voatendry ho ao
amy ny efi-trano ao an-tranon' An-
driamanitsika sady havany Tobia
akaikiny, 5 dia efa nanamboatra
efi-trano lehibe ho azy, dia ilay nite-
hirizana ny fanatitra hohanina fa-
hiny mbamy ny ditin-kazo mani-
pofona sy ny fanaka ary ny ampaha-
folon' ny vary sy ny ranom-boalo-
boka sy ny diloilo, izay anjara voa-
didy ho any ny Levita sy ny mpihira
ary ny mpiandry varavarana, ary
ny fanatitra asandratra ho any ny
mpisorona.
6 Fa tamin' izany rehetra izany
dia tsy mba tany Jerosalema aho;
fa tamy ny taona faharoa amby telo-
polo nanjakany Artaksersesy, mpan-
jakany Babylona, no nahatongavako
tany amy ny mpanjaka; fa nony
taoriandriana kely dia niera tamy
ny mpanjaka aho; 7 ary nankany
Jerosalema aho ka nahita ny ratsy
nataony Eliasiba ho any Tobia tamy
ny nanamboarany efi-trano ho azy
teo anatin' ny kianjan' ny tranon'
Andriamanitra. 8 Dia nalahelo
indrindra aho, ka navoakako ny
fanaka rehetra izay any Tobia hiala
tamy ny efi-trano. 9 Ary nasaiko
nodiovin' ny olona ny efi-trano, dia
naveriko tao indray ny fanaky ny
tranon' Andriamanitra mbamy ny

fanatitra hohanina sy ny ditin-kazo
mani-pofona.
10 Ary hitako fa tsy voaloa ny
fiveloman' ny Levita; ka dia samy
efa nandositra ho any an-tsahany
avy ny Levita sy ny mpihira izay
nanao ny raharaha. 11 Dia nifan-
dahatra tamy ny mpanapaka aho ka
nanao hoe: Nahoana no dia ilaozana
ny tranon' Andriamanitra? Dia
namory azy aho ka nametraka azy
teo amy ny toerany avy.
12 Dia nentin' ny Joda rehetra
ho ao amy ny trano firaketana ny
ampahafolon' ny vary sy ny ranom-
boaloboka ary ny diloilo. 13 Ary
nanendry mpitandrina ny trano fira-
ketana aho, dia Selemia mpisorona
sy Zadoka mpanoratra ary Pedaia
avy tamy ny Levita; ary manara-
karaka azy telo lahy dia Hanana,
zanaky Zakora, zanaky Matania; fa
natao ho mahatoky ireo; ary ny
adidin' ireo dia ny hizara ho any ny
rahalahiny.
14 Tsarovy aho noho izany, ry
Andriamanitro ô, ka aza kosehina
ny soa nataoko tao amy ny tranon'
Andriamanitro sy ny amy ny raha-
raha tokony hatao ao.
15 Ary tamin' izany andro izany
dia nahita ny sasany tany Joda aho
fa nanosihosy famiazam-boaloboka
tamy ny Sabata sy nampiditra am-
boara ary nampitondra entana ny
boriky sady nitondra divay koa sy
voaloboka sy aviavy ary entana
samihafa rehetra, izay nentiny ho
any Jerosalema tamy ny andro Sa-
bata; dia nananatra azy mafy aho
tamy ny andro nivarotany hanina.
16 Ary nisy olona avy any Tyro
nitoetra tao, izay nitondra hazan-
drano sy varotra samihafa ka niva-
rotra tamy ny taranaky Joda sy
tany Jerosalema tamy ny Sabata.
17 Dia nifandahatra tamin' ireo
manan-kaja amy ny Joda aho ka
nanao taminy hoe: Inona izao zava-
dratsy ataonareo izao, no dia man-
doto ny andro Sabata hianareo? 18
Tsy nanao toy izao va ny razanareo,
ka dia nahatran' Andriamanitsika
amintsika sy amin' ity tanàna ity
izao loza rehetra izao? fa hiana-
reo izao dia efa mampitombo ny
fahatezerana mirehitra izay mihatra
amy ny Isiraely amy ny andotoa-
nareo ny Sabata.
19 Ary raha vao malomaloka ny
vavahadiny Jerosalema talohan' ny
Sabata, dia nasaiko nohidiana ny
vavahady, ka tsy navelako hovohana
mandra-pahatapitry ny Sabata; ary
notendreko ny zatovoko sasany hiam-
bina teo am-bavahady mba tsy ham-
pidirana entana amy ny andro Sa-
bata. 20 Ka dia nandry teo ivelany
Jerosalema indray mandeha na in-
droa ny mpandranto sy ny mpivaro-
tra zavatra samihafa; 21 dia nana-
natra azy mafy aho ka nanao taminy
hoe: Nahoana hianareo no mandry
eto anilan' ny mànda? Raha mbola
manao izany indray hianareo, dia
hosamboriko. Koa hatramin' izany
andro izany dia tsy tonga tamy ny
Sabata intsony izy.
22 Ary ny Levita dia nasaiko
nanadio ny tenany ka ho avy hiam-
bina eo am-bavahady, mba hana-
masinany ny andro Sabata.
Tsarovy aho noho izany koa, ry
Andriamanitro ô, ary iantrao aho
araka ny haben' ny famindram-
ponao.
23 Ary tamin' izany andro izany
dia hitako ny Jiosy izay efa na-
nambady vehivavy avy any As-
doda sy Amona sy Moaba; 24 ary
ny antsasaky ny zanany dia nanao
tenin' ny Asdodita, fa tsy nahay
teny Jiosy, fa nanaraka ny fiteniny
avy isam-pirenena izy. 25 Dia
nifandahatra taminy aho ka nano-
zona azy ary namely ny sasany sy
nandrompotra ny volony, dia nampia-
niana azy tamin' Andriamanitra
*hoe:* Aza manome ny zanakareo-
vavy ho vadin' ny zanani-lahy, ary
aza maka ny zanani-vavy ho vadin'
ny zanakareo-lahy, na ho vadinareo.
26 Tsy izany va no nanotany Solo-
mona, mpanjakan' ny Isiraely?

kanefa tsy nisy mpanjaka tahaka
azy tany amy ny firenena maro,
fa tian' Andriamaniny izy ka na-
taon' Andriamanitra ho mpanjaka
tamy ny Isiraely rehetra; kanefa
na dia izy aza dia nampanotain' ny
vehivavy hafa firenena. 27 Koa
mety va raha hianareo no re fa
manao izao ratsy lehibe rehetra izao
ka manota amin' Andriamanitsika
amy ny akanareo vehivavy hafa
firenena ho vadinareo?
28 Ary vinantony Sanbala Horo-
nita ny anankiray tamy ny zanaky
Joiada, zanaky Eliasiba, mpisoronabe,
ka dia noroahiko niala teo amiko izy.
29 Tsarovy ireo, ry Andriama-
nitro ô, noho ny nandotoany ny
fisoronana, eny, ny faneken' ny
fisoronana sy ny Levita.
30 Toy izany no nanadiovako azy
ho afaka tamy ny olona hafa fire-
nena rehetra sy nanendreko ny an-
jara-raharahan' ny mpisorona sy
ny Levita samy ho amy ny rahara-
hany avy 31 ary ny amy ny fa-
naterana ny kitay hazo tamin' izay
fotoan' androny sy ny voaloham-
bokatra.
Tsarovy aho ka hasoavy, ry An-
driamanitro ô.

# ESTERA.

*Ny fanasana lehibe nataony Ahasoerosy, ary ny nanesorana any Vasty vadiny.*

I. ARY tamy ny andro nanjakany
Ahasoerosy (ity Ahasoerosy
ity ilay nanjaka hatrany India ka
hatrany Etiopia, ka nizarazara ho
fito amby roa-polo amby zato toko
ny fanjakany), 2 dia tamin' izany
andro izany, raha nipetraka teo am-
bonin' ny seza fiandrianan' ny fan-
jakany, izay tany Sosana renivohitra,
Ahasoerosy mpanjaka, 3 tamy ny
taona fahatelo nanjakany, dia nanao
fanasana ho any ny mpanapaka sy
ny mpanompony rehetra izy; ary
teo anatrehany koa ny lehiben' ny
miaramilany Persia sy Media sy ny
mpanapaka mbamin' ireo komandin'
ny isan-tokony amy ny fanjakany;
4 ary nasehony andro maro, dia
valo-polo amby zato andro, ny harena
amam-boninahitry ny fanjakany ary
ny tabiha sy rehareha momba ny
fahalehibiazany.
5 Ary rehefa tapitra izany andro
izany, ny olona rehetra izay tany
Sosana renivohitra, na lehibe na
kely, dia nanaovan' ny mpanjaka
fanasana naharitra hafitoana teo
amy ny kianjan' ny tanimbolin' ny
tranon' ny mpanjaka; 6 ary nisy
lamba fotsy sy misoratsoratra sy
manga nifehy tamy ny kofehy ron-
gony fotsy sy volomparasy tamy ny
masom-bolafotsy sy tsangantsanga-
ny vato marmora fotsy; ary nisy
farafara volamena sy volafotsy teo
amy ny lampivato alabastara sy mar-
mora fotsy sy hara ary marmora
mainty. 7 Ary ny olona dia nam-
pisotroina tamy ny kapoaka vola-
mena (samihafa avokoa ny kapoaka),
ary betsaka ny divain' andriana
araka ny fanomen' ny mpanjaka.
8 Ary ny nisotroan' ny olona dia
araka ny tenin' andriana, ka tsy
nisy nanery; fa toy izany no nan-
didian' ny mpanjaka ny mpitandrina
ny tranony rehetra mba hanaovan'
ny olona araka izay sitrapony avy.

9 Ary Vasty, vadin' ny mpanjaka,
dia mba nanao fanasana ho any ny
vehivavy koa tao amy ny tranom-
panjakana, izay any Ahasoerosy
mpanjaka. 10 Ary tamy ny andro
fahafito, nony faly ny fon' ny mpan-
jaka azon' ny divay, dia nomeny
teny Mehomana sy Bizta sy Har-
bona sy Bigta sy Abagta sy Zetara
ary Karkasa, tsindranolahy[1] fito
izay nanompo teo anatrehany Aha-
soerosy mpanjaka, 11 mba hitondra
any Vasty, vadin' ny mpanjaka, ho
eo anatrehan' ny mpanjaka, misatro-
ka ny satroboninahitry ny fanjakana,
mba haseho amy ny olona sy ny
mpanapaka ny hatsara-tarehiny; fa
mahate-hizaha izy. 12 Fa Vasty,
vadin' ny mpanjaka, nandà ny tenin'
ny mpanjaka nentin' ny tsindrano-
lahy[1] ka tsy nety nankany. Dia
tezitra loatra ny mpanjaka, ka nire-
hitra tao am-pony ny fahatezerany.
13 Dia hoy ny mpanjaka tamy
ny olon-kendry izay mpanandro (toy
izany no nanaovana ny raharahan'
ny mpanjaka teo anatrehan' izay
rehetra nahalala lalàna sy fitsarana;
14 ary ny teo akaikiny dia Karsena,
Setara, Admata, Tarsisy, Maresa,
Marsena, Memokana, mpanapaka
fito taminy Persia sy Media, izay
nahita ny tarehin' ny mpanjaka ka
nipetraka tamy ny fitoerana aloha
teo amy ny fanjakana): 15 Ahoana
no hanaovana any Vasty, vadin' ny
mpanjaka, raha araka ny lalàna,
satria tsy nankatò ny didiko, izaho
Ahasoerosy mpanjaka, nentin' ny
tsindranolahy[1] izy?
16 Dia namaly Memokana teo
anatrehan' ny mpanjaka sy ny
mpanapaka ka nanao hoe: Tsy tamy
ny mpanjaka hiany no nanaovany
Vasty, vadin' ny mpanjaka, izao
ratsy izao, fa tamy ny mpanapaka
rehetra koa sy ny vahoaka rehetra
isan-tokony eran' ny fanjakany
Ahasoerosy mpanjaka; 17 fa hiely
any amy ny vehivavy rehetra izao
zavatra nataon' ny vadin' ny mpan-
jaka izao, ka hanaovany ny vadiny
ho tsinontsinona eo imasony, fa
samy hanao hoe: Ahasoerosy mpan-
jaka aza nandidy any Vasty vadiny
ho entina eo anatrehany, nefa tsy
nety izy. 18 Ary na dia amin'
izao andro izao aza ny andriamba-
viny Persia sy Media, izay mandre
ny nataon' ny vadin' ny mpanjaka,
dia samy hilaza izany amy ny mpana-
paka rehetra voatendrin' ny mpan-
jaka; ka dia ho loza loatra ny fa-
mingavingana sy ny faniratsirana.
19 Koa raha sitraky ny mpanjaka,
dia aoka hisy didim-panjakana hivo-
aka avy eto amy ny mpanjaka ka
hosoratana ao amy ny lalàny Persia
sy Media, ka dia tsy hovana, fa tsy
hahazo hankeo anatrehany Ahasoe-
rosy mpanjaka intsony Vasty; ary
ny voninahitry Vasty dia aoka
homen' ny mpanjaka ho an' izay
vehivavy hafa tsara noho izy. 20
Ary raha torina eran' ny fanjakany
rehetra (fa lehibe izany) ny lalàn'
ny mpanjaka izay hataony, dia samy
hanome voninahitra ny vadiny avy,
na lehibe na kely, ny vehivavy
rehetra.
21 Dia sitraky ny mpanjaka sy
ny mpanapaka izany teny izany;
ka dia nanao araka ny teniny Me-
mokana ny mpanjaka, 22 ka nam-
pitondra taratasy izy ho any amy
ny isan-tokony amy ny fanjakan' ny
mpanjaka, dia isan-tokony araka
ny sorany avy, ary isam-pirenena
araka ny fiteniny avy, mba hahata-
paka ny ao an-tranony avy ny lehi-
lahy rehetra, ary samy hiteny araka
ny fiteniny avy isam-pirenena.

*Ny nifidianana any Estera ho vadiny Ahasoerosy.*

II. REHEFA afaka izany, nony
efa nionona ny fahatezera-
ny Ahasoerosy mpanjaka, dia naha-
tsiaro any Vasty sy izay efa nataony
izy ary ny efa nitsarana azy. 2

[1] *Heb.* ionoka.

Ka dia hoy ireo zatovon' ny mpan-
jaka izay nanompo azy: Aoka ny
mpanjaka hitadiavana zazavavy viri-
jina tsara tarehy; 3 ary aoka ny
mpanjaka hanendry olona any amy
ny isan-tokony eran' ny fanjakany
rehetra, dia aoka hovorin' ireny ny
zazavavy virijina tsara tarehy rehe-
tra ho ato Sosana renivohitra ho ao
an-tranom-behivavy amy ny fehiny
Hegay, tsindranolahin'[1] ny mpan-
jaka, mpifehy ny vehivavy; ary
aoka homena ny zavatra fidiovany
izy; 4 koa izay zazavavy sitraky
ny mpanjaka no aoka hanjaka
hisolo any Vasty. Dia sitraky ny
mpanjaka izany teny izany, ka dia
nataony.
5 Ary nisy Jiosy anankiray tany
Sosana renivohitra, Mordekay no
anarany, zanaky Jaïra, zanaky
Simey, zanaky Kisy, avy tamy ny
taranaky Benjamina, 6 izay efa
nentina ho babo avy tany Jerosa-
lema tamy ny babo izay nentina
niaraka taminy Jekonia, mpanja-
kan' ny Joda, izay nobaboiny Nebo-
kadnezara, mpanjakany Babylona.
7 Ary izy nitaiza any Hadasa
(Estera izany), zanakavavin' ny ra-
halahin-drainy, izay tsy nanana ray
sy reny intsony; ary razazavavy dia
soa sady tsara tarehy, ary noraisiny
Mordekay ho zanany izy, rehefa
maty rainy sy reniny.
8 Koa nony re ny tenin' ny mpan-
jaka sy ny lalàny, ka voavory tany
Sosana renivohitra ny zazavavy
maro ho amy ny fehiny Hegay,
dia mba nentina ho ao an-tranon'
ny mpanjaka koa Estera ho amy ny
fehiny Hegay, mpifehy ny vehivavy.
9 Ary nahafaly azy razazavavy ka
nahita fitia teo imasony; dia nome-
ny faingana an-drazazavavy ny
zavatra fidiovany sy ny anjara-hani-
ny ary ny ankizivavy fito izay
voafantina homena azy avy tao an-
tranon' ny mpanjaka; ary nafindra-
ny ho ao amy ny fitoerana tsara
indrindra ao an-tranom-behivavy izy
sy ny ankizivaviny.
10 Nefa Estera tsy mbola nilaza
ny fireneny na ny fianakaviany,
satria nopeperany Mordekay mba
tsy hilaza izany izy.
11 Ary Mordekay nitsangantsan-
gana isan-andro teo anoloan' ny
kianjan' ny tranom-behivavy, mba
hahafantarany izay toetrany Estera
sy izay anaovana azy. 12 Ary nony
tonga ny andro hidiran' ny zazavavy
tsirairay isan-andro tany aminy
Ahasoerosy mpanjaka, rehefa tapitra
taminy ny roa amby ny folo volana,
araka ny fomba fanomanana ny ve-
hivavy (fa tapitra tamin' izay ny
andro fidiovany, dia enim-bolana
tamy ny diloilo nisy miora, ary
enim-bolana tamy ny zava-manitra
sy ny zavatra sasany koa fidiovan'
ny vehivavy),—13 koa nony hiditra
ao amy ny mpanjaka ny zazavavy
tamin' izany, dia nomena azy izay
rehetra nilainy ho entiny avy amy
ny tranom-behivavy ho ao an-tranon'
ny mpanjaka. 14 Tamy ny hariva
no nandeha izy, ary nony maraina
dia niverina izy ho ao an-trano
faharoa nitoeran' ny vehivavy, ho
amy ny fehiny Sasegaza, tsindrano-
lahin'[1] ny mpanjaka, mpitandrina
ny vaditsindrano; ary tsy mba ni-
ditra tao amy ny mpanjaka intsony
izy, raha tsy tian' ny mpanjaka, ka
voatonona ny anarany.
15 Ary rehefa tonga ny anjara-
androny Estera, zanakavaviny Abi-
haila, rahalahin-drainy Mordekay,
izay efa nandray azy ho zanani-vavy,
hidirany ao an-tranon' ny mpanjaka,
dia tsy nila na inona na inona izy
mihoatra noho izay notononiny He-
gay, tsindranolahin'[1] ny mpanjaka,
mpitandrina ny vehivavy. Ary
Estera nahita fitia teo imason' ny
olona rehetra izay nijery azy. 16
Dia nentina ho ao aminy Ahasoerosy
mpanjaka Estera, ho ao an-tranon'
ny fanjakana, tamy ny volana faha-

[1] *Heb.* ionoka.

folo (volana Tebeta izany) tamy ny
taona fahafito nanjakany. 17 Ary
tian' ny mpanjaka mihoatra noho
ny vehivavy rehetra Estera, ka nahita fitia sy sitraka teo imasony mihoatra noho ny virijina rehetra izy, ka dia nosatrohany ny satroboninahitry ny fanjakana izy ka nampanjakainy hisolo any Vasty.

18 Ary ny mpanjaka nanao fanasana lehibe ho any ny mpanapaka rehetra sy ny mpanompony, dia fanasany Estera izany; ary nanendry andro fifaliana ho any ny fanjakana rehetra isan-tokony izy sady nanome zavatra araka ny fanomen' ny mpanjaka.

19 Ary raha nisy virijina novorina fanindroany, dia nipetraka teo am-bavahadin' ny mpanjaka Mordekay.
20 Nefa Estera tsy mbola nilaza izay fianakaviany na izay fireneny, araka ilay nameperany Mordekay azy hiany; fa ny teniny Mordekay dia nankatoaviny Estera tahaka ny fony izy mbola nitaiza azy hiany.

21 Tamin' izany andro izany, raha Mordekay nipetraka teo am-bavahadin' ny mpanjaka, dia tezitra Bigtana sy Taresy, roa lahy isan' ny tsindranolahin'[1] ny mpanjaka, dia ilay mpiambina teo am-baravarana, ka nitady hamono any Ahasoerosy mpanjaka izy.
22 Ary fantatry Mordekay izany ka nambarany taminy Estera, vadin' ny mpanjaka; dia nambarany Estera tamy ny mpanjaka kosa izany araka ny nampilazainy Mordekay azy.
23 Ary rehefa nodinihina izany zavatra izany, dia, indro, marina; ka dia nahantona tamy ny hazo izy roa lahy; ary nosoratana tao amy ny bokin' ny tantara teo anatrehan' ny mpanjaka izany.

*Ny fahasosorany Hamana taminy Mordekay, sy ny hevitra nataony handringanana ny Jiosy.*

III. REHEFA afaka izany zavatra izany, dia nasandratry Ahasoerosy mpanjaka Hamana, zanaky Hamedota Agagita, ka nomeny voninahitra, ary ny sezany nataony teo alohan' ny any ny mpanapaka rehetra izay teo aminy.
2 Ary ny mpanompon' ny mpanjaka rehetra izay teo am-bavahadin' ny mpanjaka dia nandohalika sy niankohoka teo anatrehany Hamana; fa izany no didin' ny mpanjaka. Fa Mordekay kosa tsy mba nety nandohalika na niankohoka.
3 Dia hoy ny mpanompon' ny mpanjaka izay teo ambavahadin' ny mpanjaka taminy Mordekay: Nahoana hianao no mandika ny didin' ny mpanjaka?

4 Nefa na dia niteny taminy isanandro aza ireo, dia tsy mba nihaino azy izy, ka nolazain' ireo taminy Hamana, mba hizahany na haharitra amy ny teniny hiany Mordekay, na tsia; fa efa nilaza tamin' ireo izy fa Jiosy.
5 Ary rehefa hitany Hamana fa Mordekay tsy mba nety nandohalika na niankohoka teo anatrehany, dia tezitra loatra izy.
6
Ary nataony Hamana ho zavatra kely loatra ny haninji-tànana hamely any Mordekay irery hiany (fa efa nambara azy ny fireneny Mordekay), ka dia nitady handringana ny Jiosy rehetra eran' ny fanjakany Ahasoerosy koa izy, dia ny fireneny Mordekay.

7 Tamy ny volana voalohany (volana Nisana izany) tamy ny taona faharoa amby ny folo nanjakany Ahasoerosy mpanjaka, dia nisy nanao pora (filokana izany) teo anatrehany Hamana ny amy ny isanandro isan-andro sy ny isam-bolana isam-bolana hatramy ny volana faharoa amby ny folo (volana Adara izany).

8 Ary hoy Hamana taminy Ahasoerosy mpanjaka: Misy firenena iray efa miely sy mihahaka eny amy ny firenena samihafa isan-tokony

[1] *Heb.* ionoka.

eran' ny fanjakanao; ary hafa
lalàna noho ny firenena rehetra
ireny sady tsy mba mankatò ny
lalàn' ny mpanjaka; ary tsy men-
drika amy ny mpanjaka ny hamela
azy ho eny; 9 koa raha sitraky ny
mpanjaka, aoka hosoratana mba
haringana ireny, dia handoa talenta
volafotsy iray alina ho eo an-tànan'
ny mpanao raharaha aho ho entina
ao an-trano firaketan' ny mpanjaka.
10 Dia nesorin' ny mpanjaka
tamy ny tànany ny peratra fanom-
bohany ka nomeny any Hamana,
zanaky Hamedota Agagita, fahava-
lon' ny Jiosy. 11 Ary hoy ny
mpanjaka taminy Hamana: Homena
anao hiany ny volafotsy sy ny olona
koa hanaovanao azy araka izay
sitrakao.
12 Dia nantsoina ny mpanoratry
ny mpanjaka tamy ny andro faha-
telo amby ny folo tamy ny volana
voalohany, ka nosoratana izany
araka izay rehetra nandidiany Ha-
mana ho any ny solo-mpanjaka sy
ny governora tamy ny isan-tokony
ary ny mpanapaka ny firenena rehe-
tra, ho any amy ny isan-tokony
araka ny sorany avy, ary ho amy
ny isam-pirenena araka ny fiteniny
avy; dia tamy ny anarany Ahasoe-
rosy mpanjaka no nanoratany azy
ka notombohiny tamy ny peratra
fanombohan' ny mpanjaka.
13 Ary ny taratasy dia nampi-
tondrainy ny tsimandoa ho any amy
ny isan-tokony amy ny fanjakan'
ny mpanjaka mba hampandringana
sy hampamono ary hampandripaka
ny Jiosy rehetra, na tanora na an-
titra, hatramy ny zaza amim-behi-
vavy aza, amy ny indray andro monja,
dia tamy ny andro fahatelo amby
ny folo tamy ny volana faharoa
amby ny folo (volana Adara izany),
ary handroba ny fananany. 14 Ny
kopen' ny teny izay natao didy ho
amy ny isan-tokony amy ny fanja-
kana dia nisokatra mba ho hitan' [1]
ny olona rehetra hampiomana azy
ho amin' izany andro izany. 15
Dia nivoaka ny tsimandoa, ka nodo-
donan' ny tenin' ny mpanjaka; ary
nantsoina tany Sosana renivohitra
koa ny lalàna. Ary ny mpanjaka
sy Hamana nipetraka hisotro; fa
ny tao an-tanàna Sosana kosa dia
very hevitra.

*Ny alahelon' ny Jiosy, ary ny na-
taony Mordekay sy Estera mba
tsy hahatanterahany Hamana izay
nokasainy.*

IV. NONY fantatry Mordekay
izay rehetra efa natao, dia
nandriatra ny fitafiany izy ka nitafy
lamba fisaonana sady nihosin-dave-
nona, dia nankeo afovoan' ny tanàna
ka nitaraina sy nidradradradra
mafy; 2 ary tonga teo anoloan' ny
vavahadin' ny mpanjaka aza izy;
nefa tsy nisy nahazo niditra teo
amy ny vavahadin' ny mpanjaka,
raha nitafy lamba fisaonana.
3 Ary tany amy ny isan-tokony
tamy ny fanjakana rehetra nalehan'
ny tenin' ny mpanjaka sy ny di-
diny dia nalahelo mafy ny Jiosy ka
nifady hanina sy nitomany ary ni-
dradradradra, sady maro no nandry
tamy ny lamba fisaonana aman-
davenona.
4 Ary niditra ny ankizivaviny
Estera sy ny tsindranolahiny [2] ka
nilaza izany taminy. Dia nalahelo
indrindra ny vadin' ny mpanjaka,
ka nampanatitra lamba hotafiny
Mordekay izy mba hanesorany ny
lamba fisaonana taminy; nefa tsy
nety nandray izy. 5 Ary Estera
niantso any Hatàka, tsindranolahin' [2]
ny mpanjaka, izay notendreny ha-
nompo azy, ka nampitondra teny
azy ho any aminy Mordekay, mba
hahafantarany izay anton' izany.
6 Dia nivoaka Hatàka nankany
aminy Mordekay ho eo an-kalala-
hana eo an-tanàna, dia ilay eo ano-
loan' ny vavahadin' ny mpanjaka;

[1] *Na:* dia novakina tamy.

[2] *Heb.* ionoka.

7 dia nambarany Mordekay taminy
izay rehetra efa nanjo azy sy ny
isan' ny vola izay nokasainy Ha-
mana haloa ho ao an-trano firaketan'
ny mpanjaka noho ny handringa-
nana ny Jiosy. 8. Ary nomeny
azy koa ny kopen' ny lalàna, izay
nantsoina tany Sosana handringa-
nana azy, mba haseho aminy Estera
hampahafantatra azy izany sy han-
didy azy hiditra ao amy ny mpan-
jaka mba hifona aminy sy hangataka
eo anatrehany ho any ny fireneny.
9 Ary tonga Hatàka ka nanambara
ny teniny Mordekay taminy Estera.
10 Fa Estera naniraka any Ha-
tàka indray hanao aminy Mordekay
hoe: 11 Ny mpanompon' ny mpan-
jaka rehetra sy ny olona isan-tokony
eran' ny fanjakany dia samy maha-
lala fa na iza na iza mankeo amy
ny mpanjaka ho eo an-kianja ana-
tiny, na lehilahy na vehivavy, nefa
tsy nantsoina, dia misy lalàna iray
hiany hahafaty azy, afa-tsy izay
hotondroin' ny mpanjaka amy ny
tehim-bolamena hahavelona azy;
ary izaho anefa dia tsy mbola nan-
tsoina hiditra ao amy ny mpanjaka
intsony telo-polo andro izay. 12
Dia nolazaina taminy Mordekay ny
teniny Estera.
13 Ary Mordekay nampitondra
valiny ho aminy Estera hoe: Aza
manao anakampo fa ho afaka mi-
hoatra noho ny Jiosy rehetra hianao,
saingy ao an-tranon' ny mpanjaka;
14 fa raha hangina mihitsy hianao
amin' izao andro izao, dia hisy faha-
fahana sy famonjena hiseho avy amy
ny fitoerana hafa ho any ny Jiosy,
fa hianao sy ny mpianakavin-drainao
kosa dia haringana; ary iza no ma-
halala, fa angamba ho amin' izao
andro izao mihitsy no nanandratana
anao ho amy ny fanjakana?
15 Dia nampitondra valiny ho
any aminy Mordekay indray Estera
ka nanao hoe: 16 Mandehana ary,
vorio ny Jiosy rehetra izay hita
ato Sosana, ary mifadia hanina noho
ny amiko, ka aza mihinana na miso-
tro hateloana, na andro na alina;
ary izaho sy ny ankizivaviko hifady
toy izany koa, ary amin' izany no
hidirako ao amy ny mpanjaka, na
dia tsy araka ny lalàna aza; koa
raha tàhiny maty aho, dia maty. 17
Dia lasa Mordekay ka nanao araka
izay rehetra nandidiany Estera azy.

*Ny naneken' ny mpanjaka ny teniny Estera, sy ny fahasosorany Hamana taminy Mordekay.*

V. ARY nony tamy ny andro faha-
telo, dia niakanjo akanjo
fiandrianana Estera ka nitsangana
teo amy ny kianja anatiny amy ny
tranon' ny mpanjaka, dia teo ano-
loan' ny tranon' ny mpanjaka, ary
ny mpanjaka nipetraka teo ambo-
nin' ny seza fiandrianan' ny fanja-
kana tao an-dapa, tandrifin' ny
vavahadin' ny trano. 2 Ary nony
hitan' ny mpanjaka fa, indro, Estera,
vadin' ny mpanjaka, nitsangana teo
an-kianja, dia nahita fitia teo ima-
sony izy; ary ny mpanjaka nanon-
dro any Estera tamy ny tehim-
bolamena izay teny an-tànany. Dia
nanatona kosa Estera ka nanendry
ny loha-tehina. 3 Dia hoy ny mpan-
jaka taminy: Inona no angatahinao,
ry Estera, vadin' ny mpanjaka, ary
inona no tadiavinao? Fa na dia
hatramy ny antsasaky ny fanjakana
aza, dia homena anao izany. 4 Dia
namaly Estera ka nanao hoe: Raha
sitraky ny mpanjaka, aoka ny
mpanjaka sy Hamana hankao anio
amy ny fanasana izay efa nam-
boariko ho azy. 5 Dia hoy ny
mpanjaka: Asaovy avy faingana
Hamana mba hanao araka ny teniny
Estera.
Ary ny mpanjaka sy Hamana dia
nankeo amy ny fanasana izay efa
namboariny Estera. 6 Ary hoy ny
mpanjaka taminy Estera teo am-
pisotroan-divay: Inona no angata-
hinao? Fa homena anao izany.
Ary inona no tadiavinao? Fa na
dia hatramy ny antsasaky ny fanja-
kana aza, dia homena izany. 7 Dia

namaly Estera ka nanao hoe: Izao
no angatahiko sy tadiaviko: 8 Raha
mahita fitia eto imason' ny mpan-
jaka aho, ka sitraky ny mpanjaka
ny hanome izay angatahiko sy ha-
nome izay tadiaviko, dia aoka ny
mpanjaka sy Hamana hankao amy
ny fanasana izay hamboariko ho azy
indray; ary rahampitso dia hanao
araka ny tenin' ny mpanjaka hiany
aho.
9 Dia nivoaka tamin' izany andro
izany Hamana, sady faly sy ravo-
ravo ny fony; fa raha nahita any
Mordekay teo am-bavahadin' ny
mpanjaka izy, fa, indro, tsy mba
nitsangana na nihetsika hitsaoka
azy akory, dia feno fahatezerana
taminy izy. 10 Kanefa nanindry
fo hiany Hamana ka lasa nody tany
an-tranony aloha; dia naniraka naka
ny sakaizany sy Zaresy vadiny izy.
11 Ary nambarany Hamana tamin'
ireo ny voninahitry ny hareny sy ny
hamaroan' ny zanany mbamin' izay
voninahitra rehetra nomen' ny
mpanjaka azy sy ny nanandratany
azy ho ambony noho ny mpanapaka
sy ny mpanompon' ny mpanjaka.
12 Ary hoy koa Hamana: He!
Estera, vadin' ny mpanjaka, aza tsy
naka olona afa-tsy izaho hiany hia-
raka amy ny mpanjaka ho amy ny
fanasana izay efa namboariny; fa
nasainy hiaraka amy ny mpanjaka
aho koa rahampitso. 13 Nefa na
dia izany rehetra izany aza dia tsy
mbola mahafa-po ahy hiany, raha
mbola mahita any Mordekay Jiosy
mipetraka eo am-bavahadin' ny
mpanjaka aho.
14 Dia hoy Zaresy vadiny sy ny
sakaizany rehetra taminy: Aoka
hanaovana hazo, dimam-polo hakiho
ny hahavony, ary raha maraina dia
lazao amy ny mpanjaka mba hahan-
tona eo Mordekay; fa mandehana
miaraka amy ny mpanjaka amy ny
hafaliana ho any amy ny fanasana
hianao. Ary sitraky Hamana izany
zavatra izany, ka dia nampanao ilay
hazo izy.

*Ny nanandratana any Mordekay, sy ny alahelony Hamana noho izany.*

VI. ARY tamin' iny alina iny tsy
nahita torimaso ny mpan-
jaka ka nampaka ny boky fitadidiana
ny tantara; ary novakina teo ana-
trehan' ny mpanjaka izany. 2 Ka,
indro, voasoratra fa Mordekay no
niampanga any Bigtana sy Taresy,
roa lahy isan' ny tsindranolahin'[1]
ny mpanjaka, dia ireo mpiambina
teo am-baravarana izay nitady ha-
mono any Ahasoerosy mpanjaka.
3 Ary hoy ny mpanjaka: Inona
moa no fisandratana sy voninahitra
mba efa nomena any Mordekay noho
izany? Fa hoy ny zatovon' ny
mpanjaka izay nanompo azy: Tsy
mbola nisy nomena azy.
4 Ary hoy ny mpanjaka: Iza no
ao an-kianja ao? Ary Hamana kosa
efa sendra tonga tao an-kianja ivelan'
ny tranon' ny mpanjaka tamin' izay
hiteny amy ny mpanjaka ny amy
ny hanantonana any Mordekay amin'
ilay hazo efa natsangany hananto-
nana azy. 5 Ka hoy ny zatovon'
ny mpanjaka taminy: Indro, Hama-
na no mitsangana ao an-kianja. Ary
hoy ny mpanjaka: Asaovy miditra
izy. 6 Dia niditra Hamana, ka hoy
ny mpanjaka taminy: Inona no
mendrika hatao amin' izay lehilahy
tian' ny mpanjaka homem-boninahi-
tra? Ary Hamana nanao anakampo
hoe: Koa iza indray moa no ho tian'
ny mpanjaka homem-boninahitra afa-
tsy izaho? 7 Ka dia hoy Hamana
tamy ny mpanjaka: Ny amin' izay
lehilahy tian' ny mpanjaka homem-
boninahitra, 8 aoka halaina izay
akanjo fiandrianana efa niakanjoan'
ny mpanjaka sy soavaly izay efa
nitaingenan' ny mpanjaka sady
voaisy satroboninahitra ny lohany;
9 dia aoka izany fitafiana sy soavaly
izany no hatolotra eo an-tànan' ny

[1] *Heb.* ionoka.

anankiray izay malaza indrindra
amy ny mpanapaka voatendrin' ny
mpanjaka, ary aoka izay lehilahy
tian' ny mpanjaka homem-boninahi-
tra no hampiakanjoina izany ka
hampitaingenina amy ny soavaly,
dia ho entina eny an-kalalahana eto
an-tanàna, ary aoka hisy hiantso eo
alohany hoe: Izao no hatao amy ny
lehilahy izay tian' ny mpanjaka
homem-boninahitra.
10 Dia hoy ny mpanjaka taminy
Hamana: Faingàna ary, alao ny
akanjo sy ny soavaly araka ny
voalazanao, ka dia ataovy araka
izany aminy Mordekay Jiosy, izay
mipetraka eo am-bavahadin' ny
mpanjaka; aza asiana latsaka izay
rehetra nolazainao. 11 Dia nalainy
Hamana ny akanjo sy ny soavaly,
ka nampiakanjo any Mordekay izy
ary nampitaingina azy tamy ny
soavaly, dia nitondra azy ho eny
an-kalalahana teo an-tanàna ka
niantso teo alohany hoe: Izao no
hatao amy ny lehilahy izay tian' ny
mpanjaka homem-boninahitra.
12 Ary Mordekay niverina nan-
keo amy ny vavahadin' ny mpan-
jaka; fa Hamana kosa nody fain-
gana ho any an-tranony sady nala-
helo no nisaron-doha. 13 Dia nola-
zainy Hamana taminy Zaresy vadiny
sy ny sakaizany rehetra izay zavatra
nanjo azy. Ary hoy ny olon-kendry
rehetra sy Zaresy vadiny taminy:
Raha avy amy ny taranaky ny
Jiosy Mordekay, izay efa nian-
tomboka nandavo anao teo anatre-
hany, dia tsy haharesy azy mihitsy
hianao, fa ho lavo eo anatrehany
tokoa.
14 Ary raha mbola niresaka ta-
miny hiany ireo, dia tonga ny tsin-
dranolahin'[1] ny mpanjaka ka naka
faingana any Hamana ho any amy
ny fanasana izay efa namboariny
Estera.

*Ny nanonganana any Hamana, sy ny namonoana azy.*

VII. ARY ny mpanjaka sy Ha-
mana dia nankao aminy
Estera, vadin' ny mpanjaka, ho ao
amy ny fanasana. 2 Ary hoy in-
dray ny mpanjaka taminy Estera
teo am-pisotroan-divay tamy ny an-
dro faharoa: Inona no angatahinao,
ry Estera, vadin' ny mpanjaka? Fa
homena anao izany. Ary inona
ange no tadiavinao? Fa na dia
hatramy ny antsasaky ny fanjakana
aza dia hotovina izany?
3 Dia namaly Estera, vadin' ny
mpanjaka, ka nanao hoe: Raha
mahita fitia eto imasonao ary aho,
ry mpanjaka, ka sitraky ny mpan-
jaka, dia aoka homena ahy ny aiko
araka ny fifonako ary ny fireneko
araka ny fangatahako; 4 fa namidy
izahay, dia izaho sy ny fireneko,
mba haringana sy hovonoina ary
haripaka; fa raha tàhiny namidy
ho andevolahy sy ho andevovavy
izahay, dia ho nangina hiany aho;
kanefa anie tsy mahonitra ny fatian-
toky ny mpanjaka tsinona ilay fa-
havalo e. 5 Dia namaly Ahasoerosy
mpanjaka ka nanao taminy Estera,
vadin' ny mpanjaka, hoe: Iza moa
izany, ary aiza no hisy hasesiky
ny fony hanao izany akory? 6 Fa
hoy Estera: Io Hamana ratsy fa-
nahy io no rafilahy sy fahavalo!
Dia raiki-tahotra teo anatrehan'
ny mpanjaka sy ny vadin' ny mpan-
jaka Hamana. 7 Ary tezitra dia
tezitra ny mpanjaka, dia nitsangana
niala teo am-pisotroan-divay ho eny
an-tanimbolin' ny trano; ary Ha-
mana kosa nitsangana hangataka
ny ainy taminy Estera, vadin' ny
mpanjaka, satria hitany fa misy
loza hamelin' ny mpanjaka azy. 8
Ary ny mpanjaka niverina avy teo
an-tanimbolin' ny trano ho ao amin'
ilay efa nisotroany divay teo, ary
Hamana sendra niapoka tamy ny

[1] *Heb.* ionoka.

farafara nandriandriany Estera. Dia hoy ny mpanjaka: Moa hisavika ny vadin' ny mpanjaka eto anatrehako eto an-trano va io? Raha vantany vao naloaky ny vavan' ny mpanjaka izany teny izany, dia nisy nanarona ny tavany Hamana.

9 Ary Harbona, tsindranolahy[1] anankiray, izay teo anatrehan' ny mpanjaka, dia nilaza hoe: Indro miorina eo akaikin' ny tranony Hamana ny hazo, dimam-polo hakiho ny hahavony, izay nataony Hamana hanantonany any Mordekay, ilay niteny soa ho any ny mpanjaka. Dia hoy ny mpanjaka: Ahantòny amin' io izy. 10 Ary Hamana dia nahantony tamin' ilay hazo efa natsangany hanantonana any Mordekay. Dia vao izay no nionona ny fahatezeran' ny mpanjaka.

*Ny nanandratana any Mordekay, sy ny nahazoany Estera teny avy amy ny mpanjaka hamela ny Jiosy hiaro tena.*

VIII. TAMIN' izany andro izany dia nomeny Ahasoerosy mpanjaka ho any Estera, vadin' ny mpanjaka, ny tranony Hamana, fahavalon' ny Jiosy. Ary Mordekay nankeo anatrehan' ny mpanjaka, fa efa voalazany Estera fa rainy izy.
2 Ary nesorin' ny mpanjaka ny peratra fanombohany, izay efa nalainy taminy Hamana, ka nomeny any Mordekay. Ary Mordekay dia notendreny Estera hanapaka ny tranony Hamana.

3 Dia niteny teo anatrehan' ny mpanjaka indray Estera sady niankohoka tamy ny tongony ka nitomany sy nifona taminy mba hahafoana ny ratsy nataony Hamana Agagita sy ny hevitra nataony hamelezany ny Jiosy. 4 Ary ny mpanjaka nanondro any Estera tamy ny tehim-bolamena. Dia nitsangana Estera ka nijanona teo anatrehan' ny mpanjaka 5 ary nanao hoe: Raha sitraky ny mpanjaka, ary mahita fitia eto imasony aho, sady ataon' ny mpanjaka ho mety izany, ka mahita sitraka eto imasony aho, dia aoka hisy soratra hanova ireny taratasy voahevitry Hamana, zanaky Hamedota Agagita, ireny, izay nosoratany hampandringana ny Jiosy amy ny isan-tokony eran' ny fanjakan' ny mpanjaka; 6 fa hataoko ahoana no fijery ny loza hanjo ny fireneko? Ary hataoko ahoana no fijery ny fandringanana ny havako?

7 Dia hoy Ahasoerosy mpanjaka taminy Estera, vadin' ny mpanjaka, sy taminy Mordekay Jiosy: Indro, ny tranony Hamana efa nomeko any Estera, ary izy dia efa nahantona tamy ny hazo, satria naninjitra ny tànany hamely ny Jiosy; 8 ary hianareo kosa dia manorata amy ny anaran' ny mpanjaka araka izay sitrakareo hamonjy ny Jiosy, ka tombohy amy ny peratra fanombohan' ny mpanjaka izany; fa tsy misy mahavadika ny soratra izay efa voasoratra tamy ny anaran' ny mpanjaka sy efa voatomboka tamy ny peratra fanombohan ny mpanjaka.

9 Dia nantsoina tamin' izay ny mpanoratry ny mpanjaka, tamy ny andro fahatelo amby roa-polo tamy ny volana fahatelo (volana Sivana izany); ary nosoratana araka izay rehetra nandidiany Mordekay izany ho any amy ny Jiosy sy ny solompanjaka sy ny governora ary ny mpanapaka amy ny isan-tokony hatrany India ka hatrany Etiopia, dia fito amby roa-polo amby zato toko, ny isan-tokony araka ny sorany avy, ary ny isam-pireneny araka ny fiteniny avy, ary ny Jiosy araka ny sorany sy araka ny fiteniny.

10 Ary nanoratra taratasy tamy ny anarany Ahasoerosy mpanjaka izy ka notombohiny tamy ny peratra fanombohan' ny mpanjaka, ary ny

[1] *Heb.* ionoka.

taratasy dia nampitondrainy ny tsi-
mandoa mitaingin-tsoavaly sy soa-
valy haingam-pandeha ary ampon-
dra, zanaky ny soavalivavy, 11 ka ny
Jiosy izay teny amy ny isan-tanàna
dia navelan' ny mpanjaka hivory
hiaro ny ainy ary handringana sy
hamono ka handripaka ny herin' ny
firenena sy ny tany rehetra izay
te-hiady aminy, mbamy ny vady
aman-janak' ireny, ary handroba ny
fananany 12 amy ny andro iray
hiany any amy ny isan-tokony eran'
ny fanjakany Ahasoerosy mpanjaka,
dia amy ny andro fahatelo amby ny
folo amy ny volana faharoa amby
ny folo (volana Adara izany).

13 Ny kopen' ny teny natao didy
ho amy ny isan-tokony eran' ny
fanjakana dia nantsoina tamy ny
olona rehetra mba hampiomana ny
Jiosy ho amin' izany andro izany
hamaliany ny fahavalony. 14 Dia
lasa ny tsimandoa izay nitaingina
soavaly haingam-pandeha sy am-
pondra, ka nohafainganina sy nodo-
donan' ny tenin' ny mpanjaka izy.
Ary nantsoina tany Sosana reni-
vohitra koa ny lalàna.

15 Ary tamy ny nialany Mor-
dekay teo anatrehan' ny mpanjaka
dia niakanjo akanjo fiandrianana
manga sy fotsy izy sady nisatroka
satroboninahitra volamena lehibe
sy niakanjo akanjo lava rongony
fotsy madinika sy volomparasy;
ary faly sy ravo ny tanàna Sosana.
16 Ny Jiosy dia nahazo fahazavana
sy faharavoravoana sy fifaliana ary
voninahitra. 17 Ary teo amy ny
isan-tokony eran' ny fanjakana sy
teny an-tanàna rehetra izay naha-
tongavan' ny didin' ny mpanjaka sy
ny teniny dia nahazo hafaliana sy
faharavoravoana ny Jiosy sady na-
nao fanasana sy andro mahafaly.
Ary maro ny olona tompon-tany no
tonga Jiosy, satria nahazo azy ny
fahatahorana ny Jiosy.

*Ny naharesen' ny Jiosy ny fahavalony izay nikasa handringana azy.*

IX. ARY tamy ny andro fahatelo
amby ny folo tamy ny
volana faharoa amby ny folo (volana
Adara izany), rehefa akaiky ny
andro hanatanterahana ny tenin' ny
mpanjaka sy ny didiny, dia ny an-
dro izay efa nantenain' ny faha-
valon' ny Jiosy haharesena azy in-
drindra (kanjo navadika izany, ka
ny Jiosy kosa no naharesy izay nan-
kahala azy), 2 dia nivory tany an-
tanànany avy ny Jiosy, tany amy
ny isan-tokony eran' ny fanjakany
Ahasoerosy mpanjaka, mba hamely
izay nitady hanisy ratsy azy; ary
tsy nisy olona nahajanona teo ano-
loany, fa efa nahazo ny olona re-
hetra ny fahatahorana azy.

3 Ary ny mpanapaka rehetra
isan-tokony tamy ny fanjakana sy
ny solo-mpanjaka sy ny governora
mbamy ny mpanao raharahan' ny
mpanjaka dia nanampy ny Jiosy,
satria azon' ny fahatahorana any
Mordekay izy. 4 Fa Mordekay dia
lehibe tao an-tranon' ny mpanjaka,
ary ny lazany niely tany amy ny
isan-tokony eran' ny fanjakana; fa
nitombo sy nisandratra hiany io
lehilahy Mordekay io.

5 Ary nasian' ny Jiosy ny faha-
valony rehetra ka nokapainy sabatra
sy novonoiny ary naringany, fa na-
hazo nanao araka izay sitraky ny
fony tamin' izay nankahala azy izy.
6 Ary tany Sosana renivohitra aza
ny Jiosy dia nahavono sy naha-
ringana diman-jato lahy; 7 ary
Parsandata sy Dalfona sy Aspata 8
sy Porata sy Adalia sy Aridata 9 sy
Parmasta sy Arisay sy Ariday ary
Vaizata, 10 izy folo lahy, zanaky
Hamana, zanaky Hamedota, faha-
valon' ny Jiosy, dia novonoiny-koa;
kanefa ny fananany tsy mba noro-
bainy tsy akory.

11 Androtrizay hiany dia nambara
tamy ny mpanjaka ny isan' ny voa-
vono tany Sosana renivohitra. 12

Ary hoy ny mpanjaka taminy Estera,
vadin' ny mpanjaka: Teto Sosana
renivohitra aza ny Jiosy efa naha-
vono sy naharingana diman-jato
lahy mbamin' izy folo lahy, zanaky
Hamana; koa nanao ahoana kosa
no nataony tamy ny isan-tokony
eran' ny fanjakan' ny mpanjaka!
Dia inona koa no angatahinao? Fa
hatao izany. Ary inona no mbola
tadiavinao? Fa homena izany. 13
Dia hoy Estera: Raha sitraky ny
mpanjaka, dia aoka ny Jiosy izay
eto Sosana havela hanao toy ny
natao andro any hiany koa rahampi-
tso, ary aoka hahantona amy ny
hazo koa izy folo lahy, zanaky
Hamana.

14 Dia nasain' ny mpanjaka
natao izany; ary nantsoina tany
Sosana ny teny, ka dia nahantona
izy folo lahy, zanaky Hamana. 15
Dia nivory indray ny Jiosy izay
tany Sosana tamy ny andro fahe-
fatra amby ny folo tamy ny volana
Adara ka namono olona telon-jato
lahy tany Sosana; kanefa ny fana-
nany tsy mba norobainy tsy akory.

16 Ary ny Jiosy sasany isan-
tokony tamy ny fanjakan' ny mpan-
jaka dia nivory hiaro ny ainy, ka
afaka tamy ny fahavalony izy, ary
dimy arivo amby fito alina no mati-
ny (kanefa ny fananany tsy mba
norobainy) 17 tamy ny andro faha-
telo amby ny folo tamy ny volana
Adara; ary nitsahatra izy tamy ny
andro fahefatra amby ny folo, ka
nataony ho andro fanasana sy fira-
voravoana izany. 18 Fa ny Jiosy
izay tany Sosana kosa nivory tamy
ny andro fahatelo amby ny folo
tamin' io hiany sy tamy ny andro
fahefatra amby ny folo koa; ary
nitsahatra tamy ny andro fahadimy
amby ny folo izy, ka dia io no natao-
ny andro fanasana sy firavoravoana.
19 Koa noho izany ny Jiosy tany
ambanivohitra, izay nitoetra tamy
ny vohitra madinika, dia nanao ny
andro fahefatra amby ny folo amy
ny volana Adara ho firavoravoana
sy fanasana sy andro mahafaly ary
fifanateran-javatra.

*Ny nanendrena ny andro firavora-voana Porima, sy ny fahalehibia-zany Mordekay.*

20 ARY Mordekay nanoratra ny
amin' izany zavatra izany
sady nampitondra taratasy ho any
amy ny Jiosy rehetra izay tany amy
ny isan-tokony eran' ny fanjakany
Ahasoerosy mpanjaka, na ny akaiky
na ny lavitra, 21 mba hampitandrina
azy ny andro fahefatra amby ny
folo sy ny fahadimy amby ny folo
amy ny volana Adara isan-taona,—
22 dia araka ny andro nahafahan'
ny Jiosy tamy ny fahavalony, sy ny
volana izay nampodiana ny alahe-
lony ho fifaliana ary ny fitomaniany
ho andro mahafaly, mba hatao ho
andro fanasana sy fifaliana sy fifa-
nateran-javatra ary fanomezan-java-
tra ho any ny mahantra izany.

23 Ary ny Jiosy nanaiky hanao
araka izay vao nataony, dia araka
izay efa nosoratany Mordekay tami-
ny, 24 satria Hamana, zanaky Ha-
medota Agagita, fahavalon' ny Jiosy
rehetra, efa nihevitra handringana
ny Jiosy ka efa nanao pora (filokana
izany) handreseny sy handringanany
azy; 25 fa raha nankeo anatrehan'
ny mpanjaka izany, dia nampanora-
tra taratasy handidy mba hatsinge-
rina ho eo amy ny lohany hiany ny
hevi-dratsy nokasainy Hamana hatao
amy ny Jiosy, ary mba hahantona
amy ny hazo izy sy ny zanani-lahy.
26 Izany no nanaovana ireo andro
ireo hoe Porima, dia araka ny ana-
rana hoe Pora.[1]

Ary araka ny teny rehetra tamin'
izany taratasy izany sy izay hitany
ny amin' izany zavatra efa nanjo
azy izany 27 dia nanao lalàna tsy
azo ovana ny Jiosy ka nanaiky fa
izy sy ny taranany ary izay rehetra

[1] Pora = Filokana.

miray aminy dia hitandrina izany
andro roa izany araka ny voasoratra
sy araka ny fotoany isan-taona; 28
ary mba hotsarovana sy hotandre-
mana ireo andro ireo amy ny tara-
nany rehetra sy ny fokony rehetra
sy ny isan-tokony eran' ny fanjakana
rehetra sy amy ny isan-tanàna; ary
mba tsy ho tapaka amy ny Jiosy
ireo andro Porima ireo, ka tsy hitsa-
hatra ny fahatsiarovana izany amy
ny taranany.
29 Ary Estera, vadin' ny mpan-
jaka, sady zanakavaviny Abihaila
sy Mordekay Jiosy, dia nanoratra
tamy ny fahefana rehetra hanamafy
izany taratasy faharoa milaza ny
Porima izany. 30 Ary nampitondra
taratasy ho any amy ny Jiosy rehe-
tra izy, dia ho any amy ny toko fito
amby roa-polo amby zato amy ny
fanjakany Ahasoerosy, manao teny
fiadanana sy fahamarinana, 31 mba
hampitandrina azy ireo andro Porima
ireo amy ny fotoany, araka izay
nandidiany Mordekay Jiosy sy Este-
ra, vadin' ny mpanjaka, azy sy araka
izay efa nekeny ho any ny tenany
sy ny taranany koa ny amy ny fifa-
dian-kaniny sy ny fitarainany. 32
Ary ny teniny Estera dia nanamafy
izany teny milaza ny Porima izany;
ary voasoratra tao amy ny boky
izany.
X. Ary Ahasoerosy mpanjaka nam-
pandoa hetra ny tany sy ny
nosin-dranomasina. 2 Ary izay re-
hetra nataony araka ny fahefany sy
ny heriny mbamy ny filazana ny fa-
halehibiazany Mordekay, araka izay
nanandratan' ny mpanjaka azy, tsy
efa voasoratra ao amy ny bokin' ny
tantaran' ny mpanjakany Media sy
Persia va izany?
3 Fa Mordekay Jiosy no nanara-
karaka any Ahasoerosy mpanjaka
sady nalaza tamy ny Jiosy ka nan-
kasitrahan' ny rahalahiny maro,
satria nitady hahasoa ny fireneny
izy sady nilaza fiadanana tamy ny
olona rehetra iray firazanana aminy.

---

# JOBA.

---

*Ny amy ny toetry Joba, sy ny fiza-
han-toetra azy voalohany.*

I. NISY lehilahy tany amy ny
tany Oza, Joba no anarany;
ary marina sy mahitsy izany lehi-
lahy izany sady natahotra an' An-
driamanitra ka nifady ny ratsy.
2 Ary niteraka fito lahy sy vavy
telo izy. 3 Ary ny fananany dia
ondry aman-osy fito arivo sy rameva
telo arivo sy omby arivo sy boriki-
vavy diman-jato ary mpanompo maro
be; ka dia nanan-karena be mihoa-
tra noho ny zanaky ny atsinanana
rehetra izany lehilahy izany.
4 Ary fanaon' ny zanani-lahy ny
nandeha sy nanao fanasana isaky ny
an-androny avy isan-tranony; dia
naniraka naka ny anabaviny telo
mirahavavy izy hiara-mihinana sy
misotro aminy. 5 Ary isaky ny
tapitra nitsingerina ireo andro fana-
sana ireo, dia naniraka Joba ka
nanamasina ireny, ary nifoha ma-
raina koa izy ka nanatitra fanatitra
odorana araka ny isan' izy rehetra;
fa hoy Joba: Fandrao efa nanota
ny zanako ka nandà an' Andriama-
nitra tao am-pony. Izany no na-
taony Joba mandrakariva.
6 Ary tamy ny indray andro
nony avy ireo zanak' Andriamanitra
hiseho teo anatrehany Jehovah, dia

mba tonga teo koa Satana tafaharo
taminy. 7 Dia hoy Jehovah taminy
Satana: Avy taiza hianao? Dia
namaly any Jehovah Satana ka
nanao hoe: Avy nizahazaha teny
amy ny tany aho ka nivezivezy
teny.
8 Dia hoy Jehovah taminy Sa-
tana: Efa nandinika any Joba mpa-
nompoko va hianao? Fa tsy misy
tahaka azy eny ambonin' ny tany,
fa olona marina sy mahitsy izy sady
matahotra an' Andriamanitra ka
mifady ny ratsy. 9 Ary Satana dia
namaly any Jehovah ka nanao hoe:
Moa tsy fanantenan-javatra va no
atahorany Joba an' Andriamanitra?
10 Tsy Hianao va no nanao fefy
manodidina azy sy manodidina ny
tranony ary manodidina izay ana-
nany rehetra? Notahinao ny asan'
ny tànany, ka manenika ny tany ny
omby aman-ondriny. 11 Fa ahin-
jiro ange ny tànanao, ka tendreo
izay ananany rehetra — raha tsy
handa Anao eo imasonao aza [1] izy e!
12 Dia hoy Jehovah taminy Satana:
Indro, eo an-tànanao izay ananany
rehetra; fa ny tenany hiany no aza
aninjiranao ny tànanao. Dia ni-
voaka Satana niala teo anatrehany
Jehovah.
13 Ary tamy ny indray andro dia
nihinana sy nisotro divay tao an-
tranon' ny zokiny lahimatoa ny
zanani-lahy sy ny zanani-vavy; 14
ary nisy iraka tonga tany aminy
Joba ka nanao hoe: Ny omby niasa,
ary ny borikivavy nandrasana teo
anilany, 15 dia namely azy tampoka
ny Sabeana ka namabo azy, ary ny
ankizilahy dia nasiany tamy ny
lelan-tsabatra, ary izaho dia izaho
irery hiany no afa-nandositra hilaza
aminao.
16 Raha mbola niteny izy, dia
nisy anankiray koa tonga ka nanao
hoe: Nisy afon' Andriamanitra
latsaka avy tany an-danitra ary
nandoro ny ondry aman-osy sy ny
ankizilahy ka nandevona azy, ary
izaho dia izaho irery hiany no afa-
nandositra hilaza aminao.
17 Raha mbola niteny izy, dia
nisy anankiray koa tonga ka nanao
hoe: Ny Kaldeana nanao telo toko,
dia niroatany ny rameva ka noba-
boiny, ary ny ankizilahy dia nasiany
tamy ny lelan-tsabatra, ary izaho dia
izaho irery hiany no afa-nandositra
hilaza aminao.
18 Raha mbola niteny izy, dia
nisy anankiray koa tonga ka nanao
hoe: Ny zanakao-lahy sy ny zana-
kao-vavy dia nihinana sy nisotro
divay tao an-tranon' ny zokiny lahi-
matoa; 19 ary, indro, nisy rivotra
mahery avy tany an-efitra ka namely
ny zoron-trano efatra, dia nianjera
tamy ny zatovo ny trano, ka maty
izy rehetra, ary izaho dia izaho irery
hiany no afa-nandositra hilaza
aminao.
20 Dia nitsangana Joba ka nan-
driatra ny lambany, ary nanaratra
ny lohany, dia niapoka tamy ny tany
ka niankohoka 21 sady nanao hoe:
Nitanjaka no nivoahako avy tany
an-kibon' ineny, ary mitanjaka no
hiverenako any; Jehovah no na-
nome, ary Jehovah no nanaisotra;
isaorana anie ny anarany Jehovah.
22 Tamin' izany rehetra izany dia
tsy nanota Joba, na nanome tsiny
an' Andriamanitra.

*Ny fizahan-toetra faharoa nahazo any Joba, sy ny namangian' ny sakaizany telo lahy azy.*

II. ARY tamy ny indray andro
koa dia avy ireo zanak'
Andriamanitra hiseho teo anatre-
hany Jehovah, ka dia mba tonga teo
koa Satana tafaharo taminy hiseho
teo anatrehany Jehovah. 2 Dia hoy
Jehovah taminy Satana: Avy taiza
hianao? Ary Satana dia namaly
any Jehovah ka nanao hoe: Avy
nizahazaha teny amy ny tany aho
ka nivezivezy teny.

[1] *Na:* hahafoy Anao mihitsy.

3 Dia hoy Jehovah taminy Sa-
tana : Efa nandinika any Joba mpa-
nompoko va hianao? Fa tsy misy
tahaka azy eny ambonin' ny tany,
fa olona marina sy mahitsy izy sady
matahotra an' Andriamanitra ka
mifady ny ratsy? Ary mbola mi-
tana mafy ny fahamarinany hiany
izy, na dia nanesika Ahy hamongotra
azy foana aza hianao. 4 Ary Sa-
tana dia namaly any Jehovah ka
nanao hoe : Hoditra fefin' ny hodi-
tra, eny, izay rehetra ananan' ny
olona dia homeny ho fefin' ny ainy.
5 Fa ahinjiro ange ny tànanao, ka
tendreo ny taolany sy ny nofony
—raha tsy handa Anao eo imasonao
aza[1] izy e! 6 Dia hoy Jehovah tami-
ny Satana : Indro, eo an-tànanao izy ;
ny ainy tokana hiany no aza asiana.
7 Dia nivoaka Satana avy teo
anatrehany Jehovah ka namely vay
ratsy any Joba hatramy ny fala-
diany ka hatramy ny tampon-dohany.
8 Dia naka tavim-bilany hihaorany
izy, raha nipetraka teo an-davenona.
9 Ary hoy ny vadiny taminy:
Mbola mitana ny fahamarinanao
hiany va hianao? Mahafoiza an'
Andriamanitra hianao, dia aoka ho
faty. 10 Fa hoy izy taminy: Ta-
haka ny tenin' ny anankiray amy
ny vehivavy adala ny teninao.
Moa ny soa hiany va no horaisin-
tsika avy amin' Andriamanitra, fa
tsy ny ratsy koa?

Tamin' izany rehetra izany dia
tsy nanota tamy ny molony Joba.
11 Ary rehefa ren' ny sakaizany
Joba telo lahy ny fahoriana rehetra
izay nanjo azy, dia samy niainga
avy tany amy ny fonenany avy izy
—dia Elifaza Temanita sy Bildada
Sohita ary Zofara Namatita—ary
nifamotoana izy mba handeha hi-
tsapa alahelo sy hampionona azy.
12 Ary nanopy ny masony teny
lavidavitra eny izy telo lahy ka tsy
nahafantatra azy, dia nanandratra
ny feony izy ka nitomany; ary
samy nandriatra ny lambany avy
koa izy rehetra, dia nanopy vovoka
ho amy ny lanitra hiraraka amy ny
lohany.
13 Ary niara-nipetraka teo aminy
tamy ny tany hafitoan' andro sy
hafitoan' alina izy, nefa tsy nisy
niteny taminy na dia indraim-bava
akory aza, satria hitany fa mafy
loatra ny fahoriany.

*Ny fitarainany Joba noho ny fahori-
ana nanjo azy.*

III. REHEFA afaka izany, dia
niloa-bava Joba ka nano-
zona ny androny 2 nanao hoe :

3 Foàna anie ny andro nahatera-
hako
Sy ny alina izay nanao hoe :
Misy zazalahy vao toronto-
ronina !
4 Izany andro izany—dia aoka
ho maizina,
Ary aoka tsy hitady azy An-
driamanitra any ambony ;
Ary aoka tsy hisy mazava
hamirapiratra aminy ;
5 Aoka ny aizina sy ny aloky
ny fahafatesana hahalasa
azy indray ;[2]
Aoka ny rahona hitatao eo
amboniny ;
Aoka izay zavatra mahamai-
zina ny andro hampahatsira-
vina azy.
6 Izany alina izany—aoka ny
aizim-pito hisambotra azy ;
Aoka tsy hiara-mifaly amy ny
andron' ny taona izy,
Ary tsy ho tonga amy ny
isan' ny volana ;
7 Indro izany alina izany—aoka
ho momba izy ;
Aoka tsy ho velona ao ny
hoby ;
8 Aoka hanozona azy ny mpano-
zona andro,
Izay mahay mamoha ny dra-
gona ;

[1] *Na:* hahafoy Anao mihitsy.

[2] *Na:* handoto azy.

9 Aoka ho maizina ny kintan' ny marainany;
Aoka hiandry ny mazava izy, nefa tsy hisy,
Ary aoka tsy ho faly mahita ny hodimason' ny maraina izy,
10 Satria tsy nanidy ny vara-varan' ny kibon' ineny izy
Ka tsy nanafina fahoriana tamy ny masoko.

11 Nahoana re aho no tsy maty hatrany am-bohoka e,
Ary tsy niala aina, fony vao nivoaka avy tany an-kibo e?
12 Nahoana no nisy lohalika niandry ahy?
Ary nahoana no nisy nono hinonoako?
13 Fa raha tsy izany, dia efa nandry aho toy izay ka niadana,
Eny, natory aho ka afa-tsasatra,
14 Teo amy ny mpanjaka sy ny mpanolo-tsaina avy amy ny tany,
Izay nanao[1] ireny tanàna efa rava,[2]
15 Na teo amy ny andriandahy izay manana volamena
Sady mameno volafotsy ny tranony;
16 Na efa tsy ary toy ny zaza tsy tonga volana aho ka nafenina,
Dia toy ny zaza izay tsy nahita ny mazava akory.
17 Any no itsaharan' ny ratsy fanahy tsy hampitebiteby,
Ary any ny reraka no afa-tsasatra;
18 Miara-miadana avokoa ny mpifatotra;
Tsy mandre ny feon' ny mpampiasa izy;
19 Samy any ny kely sy ny lehibe,
Ary ny mpanompo dia afaka amy ny tompony.

20 Nahoana no fahazavana no mba omena ny reraka,
Ary fiainana ho an' izay latsaka amy ny fangidiana?
21 Izay miandry fahafatesana, nefa tsy avy izy,
Sady mitady azy mihoatra noho ny fitady harena nafenina;
22 Izay faly indrindra
Sady ravoravo, raha mahita ny fasana,
23 Dia olona izay mandeha ao amy ny maizina
Sady voafefin' Andriamanitra manodidina.
24 Fa mialoha ny haninkaniko ny fitolokoko,
Ary migororoana toy ny rano ny fidradradradrako;
25 Fa izay atahorako no mahazo ahy,
Ary izay angovitako no manjo ahy.
26 Tsy mbola nahita fiadanana na fitsaharana na fakana aina akory aza aho,
Dia tonga indray ny tebiteby.

*Ny teny voalohany nataony Elifaza.*

IV. DIA namaly Elifaza Temanita ka nanao hoe:
2 Raha misy sahy miteny aminao, dia ho sosotra va hianao?
Fa raha ny mamehy vava kosa, iza moa no mahazaka izany?
3 Indro, efa nananatra ny maro hianao;
Ary ny tànana miraviravy efa nampaherezinao;
4 Ny teninao efa nanohana izay efa saiky lavo;
Ary ny lohalika malemy efa nampahatanjahinao.
5 Nefa ankehitriny mba manjo anao kosa izany, ka dia kivy hianao,
Mihatra aminao izany, ka raiki-tahotra hianao.

[1] *Na:* namboatra. [2] *Na:* fasana lehibe.

6 Tsy ny fivavahanao[1] va no tokinao?
Ary tsy fanantenanao va ny fahitsian' ny làlanao?
7 Masìna hianao, tsarovy fa iza moa no very tsy nanantsiny?
Ary taiza no nisy olo-mahitsy naringana?
8 Araka izay efa hitako, dia izay miasa heloka
Sy mamafy fahoriana no mijinja izany.
9 Ny fofonain' Andriamanitra no andringanana azy,
Eny, ny fofonain' ny fahatezerany no mahalevona azy.
10 Ny feon' ny liona, eny, ny feon' ny liona masiaka,
Ary ny nifin' ny liona tanora dia ombotana;
11 Mirenireny ny lion-dahy noho ny tsi-fahitany remby,
Ary miely ny zanaky ny liombavy.

12 Nisy teny tonga tamiko mangingina,
Ary ny sofiko nahare siosio avy taminy,
13 Tamy ny eritreritra avy amy ny tsindrimandry alina,
Raha sondrian - tory ny olona,—
14 Dia azon-tahotra sy hovotra aho,
Ka nampihorohoro ny taolako rehetra izany.
15 Ary nisy fanahy nandalo teo anatrehako
Ka nampitsangam-bolo ny tenako.
16 Nijanona izy, nefa tsy nahafantatra ny tarehiny aho;
Nisy endri-javatra teo anoloan' ny masoko;
Nisy fanginana, dia nandre feo aho nanao hoe:
17 Ho marina noho[2] Andriamanitra va ny zanak' olombelona?
Ho madio noho[2] ny Mpanao azy va ny olona?
18 Indro, tsy matoky ireo mpanompony aza Izy,
Eny, ny anjeliny aza ataony ho tsy tonga ohatra,
19 Koa mainka izay mitoetra ao an-trano tany,
Sady avy tamy ny vovoka no nihaviany,[3]
Ary mora poritra noho ny kalalao izy;
20 Indray andro monja dia montsana izy;
Tsy misy misaina azy, na dia levona mandrakizay aza izy.
21 Tsy voaongotra va ny kofehindainy ao aminy?
Maty izy, nefa tsy mbola nanam-pahendrena.

V. Miantsoa ange! moa misy hamaly anao va?
Ary iza amin' ireo masina no hotodihinao?
2 Fa ny adala dia vonoin' ny fahasosorana,
Ary ny kely saina dia matin' ny fialonana.[4]
3 Izaho nahita olona adala mamaka,
Nefa vetivety indray dia tsy maintsy nanozona ny fonenany aho;
4 Lavitra ny famonjena ny zanany
Ka torotoro eo am-bavahady, nefa tsy manan-kamonjy;
5 Ny vokatry ny taniny dia lanin' ny noana,
Eny, alainy na dia voafefy tsilo aza;
Ary ny fandrika mitanatana vava hahazo ny fananany.
6 Fa tsy mivoaka avy amy ny vovoka ny alahelo,

[1] *Heb.* fahatahoranao.
[3] *Heb.* Ao amy ny vovoka ny fiorenany.
[2] *Na:* eo anatrehan'.
[4] *Na:* ny firehetan' ny fahatezerana.

Ary tsy mitrebona avy amy
ny tany ny fahoriana,
7 Nefa teraka ho amy ny fahoriana ny olombelona,
Dia tahaka ny fanidin' ny kilalaon' afo miakatra.

8 Fa raha toa ahy kosa, dia hitady an' Andriamanitra aho,
Ary Andriamanitra hiany no hotolorako ny teniko,—
9 Dia Izay manao zava-dehibe tsy takatry ny saina
Sy zava-mahagaga tsy hita isa,—
10 Dia Izay mampilatsaka ranonorana etỳ ambonin' ny tany
Ary mampandeha rano eny amy ny saha,
11 Ka apetrany amy ny avo izay ambany,
Ary asandrany ho amy ny fahafinaretana ny miory,—
12 Dia Izay mahafoana ny hevitry ny fetsy,
Ka tsy hahefan' ny tànany na inona na inona hahasoa ny tenany;
13 Ny fahafetsen' ny hendry hiany no entiny misambotra azy,
Ary ny saina ataon' ny mpiolakolaka dia rava;
14 Na dia amy ny antoandro aza dia tafatsarapaka ao amy ny maizina ireny
Ka miraparapa amy ny mitataovovonana tahaka ny amy ny alina;
15 Fa vonjeny kosa ny malahelo tsy ho voan' ny sabatry ny vavany;
Eny, vonjeny tsy ho azon' ny tànan' ny mahery izy.
16 Dia misy fanantenana ho any ny reraka;
Fa ny faharatsiana kosa mihombom-bava.

17 Indro, sambatra ny zanak' olombelona izay anarin' Andriamanitra;
Koa aza atao ho zavatra kely ny famaizan' ny Tsitoha;
18 Fa sady mandratra Izy no mamehy;
Manorotoro Izy, ary ny tànany hiany no manasitrana.
19 Amy ny fahoriana enina dia hamonjy anao Izy;
Eny, amy ny fito aza dia tsy hisy loza hihatra aminao.
20 Raha avy ny mosary, dia hiaro anao amy ny fahafatesana Izy;
Ary raha avy ny ady, dia hiaro anao tsy ho voan' ny sabatra Izy;
21 Hampiereny tsy ho voan' ny kapo-bava hianao, dia hafenina,
Ary tsy hatahotra, raha avy ny fandringanana;
22 Ny fandringanana sy ny mosary dia hihomehezanao;
Ary tsy hatahoranao ny bibidia;
23 Fa vita fanekena amy ny vato any an-tsaha aza hianao;
Ary ny bibi-dia hihavana aminao;
24 Ary ho hitanao fa ny fiadanana no lainao;
Ary raha mizaha ny kijanao hianao,
Dia ho hitanao fa tsy misy very ny ao;
25 Ary ho hitanao koa fa maro ny zanakao,
Ary ny terakao ho tahaka ny ahitra amy ny tany;
26 Haharitra hianao ambara-piditrao any am-pasana, raha mbola henjana,
Dia tahaka ny amboaram-bary akarina amy ny fotoana.

27 Izany ary no izy, fa efa nandinika azy izahay;
Hevero ary izany, ka fantaro tsara.

*Ny teny navaliny Joba.*

VI. DIA namaly Joba ka nanao hoe:
2 Enga anie ka holanjaina tokoa ny fahasosorako,
Ka hampifandanjaina amy ny mizana izy sy ny fahoriako!
3 Fa ankehitriny mavesatra noho ny fasika any an-dranomasina ny fahoriako,
Koa dia niredireдy aho.
4 Fa ny zana-tsipìky ny Tsitoha mitsatoka amiko,
Ka mifoka ny poizina avy aminy ny fanahiko;
Ary ny fampitahoran' Andriamanitra milahatra hamely ahy.
5 Maneno va ny boriki-dia, raha eo amy ny vilona?
Na mimàmà va ny omby, raha eo amy ny fihinany?
6 Azo hanina va ny matsatso, raha tsy asian-tsira?
Na mba misy tsirony va ny tafotsin' atody? [1]
7 Ny zavatra izay nolaviko tsy hotendrena,
Dia ireny no tsy maintsy haniko, na dia maharikoriko ahy aza.

8 Enga anie ka ho azoko izay angatahiko,
Ary homen' Andriamanitra ahy anie izay iriko!
9 Ka ho sitrak' Andriamanitra anie ny hanorotoro ahy!
Eny, halefany anie ny tànany ka hahamaito ny aiko,—
10 Dia hahita fiononana amin' izany aho
Ka hiravoravo na dia amy ny fangirifiriana tsy mifaditrovana aza,
Satria tsy nandà ny tenin' ny Iray Masina aho.

11 Inona moa ny heriko, no hanantena aho?
Ary hanao ahoana moa ny farako, no hanindry fo [2] aho?
12 Herim-bato va ny heriko?
Na varahina va ny nofoko?
13 Tsy efa foana va ny hery ho entiko mamonjy tena,
Ary tsy efa nakifika hiala amiko va ny faharetana?

14 Izay efa mivarahontsana dia tokony hiantran' ny sakaizany,
Fandrao mahafoy ny fahatahorana ny Tsitoha izy.
15 Ny rahalahiko mampihambo manana ahy tahaka ny ranotrambo,
Dia tahaka ny mason-drano any an-dohasahan-driaka, izay malaky ritra,
16 Izay mainty azon' ny ranomandry
Sady iafenan' ny orampanala;
17 Fa raha taninin' ny hainandro izy, dia levona;
Raha maina ny andro, dia ritra eo amy ny fitoerany izy;
18 Mivilivily no fandehany;
Tankina izy ka levona.
19 Ny antokony Tema mitazana,
Ny andiany Sheba manantena azy;
20 Very hevitra ireo, satria samy nanampo;
Tonga teo izy, kanjo nangaihay
21 Fa ankehitriny efa tsinontsinona hianareo;
Nahita ny fahoriana hianareo ka raiki-tahotra.
22 Moa aho va efa nanao hoe: Omeo aho,
Ka mahafoiza zavatra ho ahy amy ny fanananareo,
23 Ary vonjeo amy ny tànan' ny fahavalo aho,
Ka afaho amy ny tànan' ny mpitohatoha?

24 Mampianara ahy, dia hangina aho;

[1] *Na:* ranon-tsikobonkobondanitra.

[2] *Na:* hanalava ny androko.

Ary ampahafantaro izay nahadisoako aho.
25 Endrey ny herin' ny teny marina!
Fa mba mahavoa inona kosa moa ny anatra ataonareo?
26 Ny amy ny teniko hiany va no ananaranareo ahy?
Fa ho amy ny rivotra ny tenin' ny olona mamoy fo.
27 Eny, fa na dia ny kamboty aza dia ataonareo loka,
Ary ny sakaizanareo dia ataonareo varotra.
28 Fa ankehitriny, masìna hianareo, mba atreho kely aho,
Dia ho hitanareo fa tsy handainga tsy akory aho.
29 Masìna hianareo, diniho indray aho, ary aoka tsy hisy fitsarana tsy marina;
Eny, diniho indray aho, fa mbola ao hiany ny fahamarinako.
30 Moa misy heloka va eo amy ny lelako?
Tsy mahafantatra izay ratsy va ny vavako?

VII. Tsy mpiantafika va ny zanak' olombelona etỳ ambonin' ny tany?
Ary tsy tahaka ny andron' ny mpikarama va ny androny?
2 Toy ny mpanompo maniry alokaloka,
Ary toy ny mpikarama miandry ny karaman' ny asany,
3 Dia toy izany no anaovana ahy hahita volana mampahory,
Ary alina mahadisadisa no tendrena ho ahy.
4 Raha vao mandry aho, dia mieritreritra hoe:
Rahoviana re no hifoha aho?
Fa mihalava izany ny alina,[1] ary mivadibadika indrindra aho mandra-pahazavan' ny andro.
5 Ny nofoko mitafy olitra sy baingan-tany;
Efa maina ny hoditro, kanjo mitsiranorano indray.
6 Faingana noho ny famahanantenona ny androko
Ka lany tsy misy fanantenana.

7 Tsarovy fa rivotra ny aiko;
Ary tsy hahita soa intsony ny masoko.
8 Tsy hahita ahy intsony ny mason' izay mijery ahy:
Ny masonao hizaha ahy, fa tsy ho ao aho.
9 Tahaka ny rahona misava ka levona,
Dia tahaka izany koa, izay midina any amy ny fiainantsi-hita[2] tsy mba hiakatra intsony;
10 Tsy hiverina any an-tranony intsony izy,
Ary tsy hahalala azy intsony ny fonenany.
11 Ary izaho dia tsy hamehy vava,
Fa hiteny noho ny fahorian' ny fanahiko
Sy hitaraina noho ny fangidian' ny aiko.

12 Ranomasina va aho, na trozona,
No dia asianao fiambenana?
13 Raha hoy izaho: Hampionona ahy ny farafarako,
Hampitony ny fitarainako ny fandriako,
14 Dia mampitahotra ahy amy ny nofy Hianao
Ary mampihorohoro ahy amy ny tsindrimandry;
15 Ka dia aleon' ny fanahiko ny hokendaina,
Eny, aleoko ny fahafatesana aza toy izay izato fitofezako[3] izato;
16 Maharikoriko ahy izao, tsy tiako ny ho velona ela;

---

[1] *Heb.* hariva. [2] *Heb.* Sheola. [3] *Heb.* taolako.

Ilaozy miala aho, fa fofona foana ny androko.
17 Inona moa ny zanak' olombelona, no ekenao ho lehibe,
Ka ampandinihinao azy ny fonao,
18 Sady fantarinao isa-maraina izy
Sy izahanao toetra isaky ny indray mipì-maso?
19 Mandra-pahoviana re vao hihodina tsy hijery ahy Hianao,
Ka mba hiala amiko mandrapiteliko rora?
20 Na dia ho nanota aza aho, nampaninona Anao moa izany, ry Mpandinika ny olombelona?
Nahoana no dia nataonao fikendry aho,
Ka efa tonga enta-mavesatra amiko aho?
21 Ary nahoana no tsy mamela ny fahadisoako sy manaisotra ny heloko Hianao?
Fa izao dia efa handry any amy ny vovoka aho;
Ary hitady ahy fatratra Hianao, fa tsy ho atỳ intsony aho.

*Ny teny voalohany nataony Bildada.*

VIII. DIA namaly Bildada Sohita ka nanao hoe:
2 Mandra-pahoviana no hiteny toy izany hianao,
Ka ho rivotra mahery ny teny aloaky ny vavanao?
3 Andriamanitra va hamadika ny fitsarana,
Na ny Tsitoha hamadika ny rariny?
4 Raha nanota taminy ny zanakao,
Dia efa nampanodiaviny azy ny fahadisoany.
5 Fa raha hianao kosa mandroso mitady an' Andriamanitra
Ka mifona amy ny Tsitoha,
6 Ary raha madio sy mahitsy hianao,
Dia hifoha hamonjy[1] anao tokoa Izy
Ary hampiadana indray ny fonenan' ny fahamarinanao,
7 Ka na dia kely aza no niandohanao,
Dia ho lehibe indrindra no hiafaranao.

8 Fa masìna hianao, anontanio ange ny ntaolo,
Ka fantaro ny hevitra hitan' ny razany
9 (Fa vao omaly isika ka tsy mba mahalala,
Fa aloka hiany ny androntsika etỳ ambonin' ny tany);
10 Tsy ireny va no hampianatra anao ka hilaza aminao
Ary hamoaka teny avy ao am-pony?

11 Haniry va ny zozoro, raha tsy eny amy ny fotaka?
Hitrebona va ny harefo, raha tsy misy rano?
12 Mbola maitso izy sady tsy voajinja,
Kanefa malazo alohan' ny zava-maitso rehetra.
13 Toy izany no làlan' izay rehetra manadino an' Andriamanitra;
Ary ho very ny fanantenan' ny mpihatsaravelatsihy,[2]
14 Fa ho maito ny fanantenany,
Eny, ho tranon-kala ny tokiny.
15 Miankina amy ny tranony izy, kanjo tsy maharitra iny;
Mihazona azy mafy izy, kanjo tsy mahazaka azy iny.
16 Mitsimoka tsara tandrifin' ny masoandro izy,
Ary ny rantsany misandrahaka eo amy ny tanimboliny;
17 Mifelipelika mifaniditra eo

[1] *Na:* hiambina.
[2] *Na:* ratsy fanahy.

amy ny korontam-bato ny fàkany
Ary mahazo any anelanelany;
18 Kanjo nony fongorany hiala amy ny fitoerany izy,
Dia handa azy izany ka hanao hoe: Tsy mbola nahita anao akory aho.
19 Indro, izany hiany no fifalian' ny làlan-kalehany;
Ary hisy hafa indray mitrebona avy amy ny vovoka.

20 Indro, Andriamanitra tsy hanary ny olona tsy manan-tsiny
Ary tsy hitantana ny mpanao ratsy;
21 Mbola hofenoiny hehy ny vavanao
Sy hoby ny molotrao.
22 Izay mankahala anao hitafy henatra;
Ary tsy hisy intsony ny lain' ny ratsy fanahy.

*Ny teny navaliny Joba.*

IX. DIA namaly Joba ka nanao hoe:
2 Fantatro tokoa fa izany no izy;
Fa aiza no hahamarina ny zanak' olombelona eo anatrehan' Andriamanitra?
3 Raha te-hifandahatra aminy izy,
Dia tsy mahavaly teny Azy na dia iray amy ny arivo aza.
4 Hendry am-po Izy sady matanjaka amy ny hery;
Iza no nikiry nanohitra Azy ka tsy naninona?
5 Izay mamindra tendrombohitra, nefa ireny tsy mahalala akory,
Izay mamadika azy amy ny fahatezerany,
6 Ary mampihorohoro ny tany ho afaka amy ny fitoerany,
Ka mihozongozona ny andriny;
7 Mandidy ny masoandro Izy, ka tsy miposaka iny,
Ary manisy tombo-kase manafina ny kintana;
8 Sady Izy irery hiany no mamelatra ny lanitra
Sy mandia ny onjan-dranomasina;
9 Manao ireo kintana lehibe Izy, dia ny Bera sy ny Telonohorefy ary ny Ikotokelimiadilaona
Sy ireo kintana maro any atsimo,[1]
10 Ary manao zava-dehibe tsy takatry ny saina,
Eny, fahagagana tsy hita isa.

11 Indro mandalo ahy Izy, nefa tsy hitako;
Ary mihelina Izy, nefa tsy fantatro.
12 Indro, mipaoka Izy, ka iza no mahasakana Azy?
Iza no hanao aminy hoe: Inona no ataonao?
13 Andriamanitra tsy mampitony ny fahatezerany;
Ny mpanampy any Rahaba[2] aza dia mitanondrika eo ambaniny.
14 Mainka fa izaho tsy mahavaly Azy,
Na mahafidy teny hifandaharako aminy;
15 Fa na dia marina aza aho, dia tsy hahavaly tsy akory;
Hifona amin' Ilay manana ady amiko no hany heriko.
16 Raha mba niantso aho, ka namaly ahy aza Izy,
Dia tsy ho nino aho fa hanaiky ny fitarainako Izy.
17 Fa manorotoro ahy amy ny tafio-drivotra Izy
Ka manamaro ny feriko tsy ahoan-tsy ahoana.
18 Sady tsy avelany haka aina akory aho,

---

[1] *Heb.* ireny efi-trano erỳ atsimo.

[2] Rahaba = Rehareha.

Fa vokisany zava-mangidy.
19 Raha ny amy ny herin' ny mahery, dia: Indro ary!
Ary ny amy ny fitsarana: Iza no hifandahatra amiko?
20 Na dia marina aza aho, dia hanameloka ahy hiany ny vavako;
Ary na dia tsy manan-tsiny aza aho, dia hanao ahy ho meloka Izy.
21 Marina aho,—ataoko tsinontsinona ny aiko;
Tsy ahoako izay ho velona.

22 Tsy misy hafa aminy, ka izany no nanaovako hoe:
Ny marina sy ny meloka dia samy aringany avokoa.
23 Raha misy loza[1] mahafaty tampoka,
Dia mihomehy ny fizahantoetra ny marina Izy.
24 Ny tany efa voatolotra ho eo an-tànan' ny ratsy fanahy;
Manarona ny tavan' ny mpitsara eo Izy;
Raha tsy Izy no manao izany, dia iza kosa ary?

25 Ny androko dia faingana noho ny tsimandoa;
Lasa ireny ka tsy nahita soa akory.
26 Mihelina tahaka ny lakana faingam-pandeha[2] izy,
Tahaka ny voromahery mipaoka hanina.
27 Raha hoy izaho: Hanadino ny alaheloko aho,
Hitsahatra tsy hanjonitra aho ka ho miramirana,
28 Dia mahatsiravina ahy ny fahoriako rehetra;
Fantatro fa tsy hataonao ho tsy manan-tsiny aho.

29 Tsy maintsy hatao ho meloka hiany aho,
Koa nahoana aho no hanasatena foana?
30 Na dia mandro amy ny orampanala aza aho
Ka manadio ny tànako amy ny ranon-davenona,
31 Dia hanitrika ahy any ampahitra miaraka amin' izay Hianao,
Ka hataon' ny fitafiako ho zava-betaveta aho.
32 Fa tsy olona tahaka ahy Izy ko ho azoko valiana
Hifanatrehanay amy ny fitsarana.
33 Tsy misy mpanelanelana anay
Hametraka ny tànany aminay roa tonta.
34 Aoka hanaisotra ny tsorakazony amiko Izy,
Ary aoka tsy hampahatsiravina ahy ny fampitahorany,
35 Dia hiteny aho ka tsy hatahotra Azy;
Fa fantatro fa tsy hatahotra foana aho.

X. Maharikoriko ahy ny aiko;
Hamoaka ny fitarainako aho
Sy hiteny noho ny fangidian' ny fanahiko.
2 Hanao amin' Andriamanitra hoe aho: Aza manameloka ahy;
Mba ampahalalao izay anton' ny iadianao amiko aho.
3 Mahafaly Anao va ny hampahory
Sy hanary ny efa nisasaranao
Ka hamirapiratra amy ny fisainan' ny ratsy fanahy?
4 Manana maso nofo va Hianao?
Na mijery tahaka ny fijerin' ny zanak' olombelona?
5 Tahaka ny andron' ny zanak' olombelona va ny andronao?
Na tahaka ny taonan' ny olombelona ny taonanao,
6 No dia mikaroka izay heloko Hianao
Sy mikatsaka izay fahotako,

---

[1] *Heb.* fikapohana.
[2] *Heb.* lakana zozoro.

7 Na dia fantatrao aza fa tsy
mba ratsy fanahy aho,
Ary tsy misy mahavonjy amy
ny tànanao ?
8 Ny tànanao hiany no namorona
ahy ka nanisy endrika
izao tenako rehetra
izao,
Kanjo levoninao indray aho
izao.
9 Masìna Hianao, tsarovy fa
notefenao toy ny tanimanga
aho,
Ka hamerina ahy amy ny
vovoka indray Hianao !
10 Tsy naidinao toy ny ronono
va aho
Ka nampandrinao toy ny
rononomandry ?
11 Eny, notafianao hoditra sy
nofo aho
Ary norarinao tamy ny taolana
sy ny ozatra.
12 Aina sy famindrampo no nomenao
ahy ;
Ary ny fiahianao no niaro ny
aiko.
13 Saingy izao no nafeninao tao
am-ponao,—
Eny, fantatro fa tao aminao
izao :
14 Raha manota aho, dia mamantatra
ahy Hianao
Ka tsy manafaka ahy amy ny
heloko.
15 Raha meloka aho, dia lozako !
Ary na dia marina aza aho,
dia tsy ho sahy miandrandra,
Satria feno henatra sady mahatsiaro
fahoriana aho.
16 Fa raha sahy miandrandra
aho, dia hihaza ahy tahaka
ny liona masiaka Hianao ;
Ary hiverina indray Hianao,
ka ho mahagaga ny famelinao
ahy.
17 Mbola hanangana vavolombelona
vaovao mandrakariva
hanameloka ahy Hianao
Sy hampitombo ny fahatezeranao
amiko ;
Fahavalo mifanontona no mamely
ahy.
18 Ka nahoana no namoaka ahy
foana avy tany am-bohoka
Hianao ?
Fa raha tsy izany, dia ho
niala aina aho, ka tsy mba
nisy maso nahita ahy akory.
19 Ary efa toy ny tsy ary aho
Ka nentina avy tany an-kibo
ho any am-pasana.
20 Tsy vitsy va ny androko ? koa mitsahara Hianao,
Mihataha mba hakako aina
kely,
21 Dieny tsy mbola lasa tsy hiverina
aho,
Dia ho any amy ny tanin'
ny aizina sy ny aloky ny
fahafatesana,
22 Ho any amy ny tany maizimpito,
Dia ny any ny aloky ny fahafatesana
sy ny fikorontanana,
Sady maizim-pito ny famirapiratana
any.

*Ny teny voalohany nataony Zofara.*

XI. DIA namaly Zofara Namatita
ka nanao hoe :
2 Moa tsy hovaliana va ny teny
be toy izany ?
Ary moa raha maro vava, dia
ho marina va ?
3 Ny bedibedinao va no hampangina
ny olona,
Ka dia haniratsira hianao, ka
tsy hisy handresy lahatra,
4 Ary dia hiteny hoe : Madio
ny teny nalahatro,
Ary tsy nanan-tsiny teo imasonao
aho.
5 Enga anie ka hiteny Andriamanitra
Ka hiloa-bava hamaly anao !
6 Dia hasehony aminao ny fahendrena
miafina,

Fa tsy hita lany[1] izany,
Ka dia ho fantatrao fa tsy dia novalian' Andriamanitra avokoa ny helokao.

7 Takatry ny sainao va ny fomban'[2] Andriamanitra?
Ary tanteraka va ny fahitanao ny Tsitoha?
8 Avo tahaka ny lanitra izany! ka inona no hainao atao?
Lalina noho ny fiainan-tsihita![3] ka inona no fantatrao?
9 Lava noho ny tany ny ohany
Ary lehibe noho ny ranomasina.
10 Raha mandroso Izy ka misambotra ary manao fitsarana,
Dia iza moa no mahasakana Azy?
11 Fa Izy mahafantatra ny olondratsy;
Ary hitany ny heloka, na dia tsy mandinika akory aza Izy.[4]
12 Koa na dia ny olom-poana aza dia hahazo fahendrena,
Ary na dia ny zanaky ny boriki-dia aza dia hateraka ho olombelona.[5]

13 Raha ampanatrehinao Azy ny fonao,
Ary atantinao aminy ny tànanao,
14 Ka misy heloka eo an-tànanao, dia ario lavitra izany,
Ary aza avela hisy ratsy hitoetra ao an-dainao;
15 Dia hahazo hanandratra ny tavanao tsy misy tsiny hianao,
Koa hijoro tsara ary tsy hatahotra;
16 Fa ho hadinonao ny fahorianao:
Toy ny rano efa nandalo no hahatsiarovanao azy.
17 Ary hamirapiratra lavitra noho ny mitataovovonana ny andronao;
Na dia sendra manjombona aza, dia ho tonga tahaka ny maraina.
18 Hatoky hianao, satria misy fanantenana;
Eny, hijery manodidina hianao ka handry tsy amin' ahiahy.
19 Dia ho tafandry hianao, fa tsy hisy hanaitaitra;
Ary maro no hila sitraka aminao.
20 Fa ny mason' ny ratsy fanahy kosa ho pahina,
Ka ho very avokoa ny fiarovana azy.
Ary ny fialana aina hiany no hany sisa azony antenaina.

*Ny teny navaliny Joba.*

XII. DIA namaly Joba ka nanao hoe:
2 Marina ary fa hianareo hiany tokoa no olombelona!
Ary hiara-maty aminareo ny fahendrena!
3 Kanefa izaho mba manantsaina tahaka anareo hiany koa;
Tsy latsaka noho hianareo aho;
Fa iza moa no tsy mahalala izay zavatra toy izany?
4 Tonga fihomehezan' ny sakaizako aho,
Dia izaho izay niantso an' Andriamanitra ka novaliany;
Eny, tonga fihomehezana ny olona marina tsy manantsiny.
5 Endrehin-datsa ny ozoim-pahoriana, raha araka ny hevitry ny miadana,

[1] *Heb.* roa sosona. [2] *Na:* ny famantarana an'. [3] *Heb.* Sheola. [4] *Na:* Ary hitany ny heloka izay tsy heverin' ny olona akory. [5] *Na:* Nefa ny olom-poana dia tsy manam-pahendrena; eny, ny olombelona dia teraka ho toy ny boriki-dia.

Eny, vonona ho amin' izay efa mangozohozo ny latsa.[1]

6 Mandry fahizay ny lain' ny mpitohatoha,
Ary mitoetra tsy manahy izay sahy mampahatezitra an' Andriamanitra,
Dia izay mitondra ny herin' ny tànany ho andriamaniny.
7 Kanefa anontanio ange ny biby, fa hampianatra anao izy,
Ary ny voro-manidina, fa hanambara aminao izy;
8 Ary makà saina[2] amy ny tany, dia hampianatra anao izy,
Ary ny hazandrano any andranomasina hampahalala anao.
9 Iza no tsy mahalala, raha mandinika ireny rehetra ireny,[3]
Fa ny nanao izany dia ny tànany Jehovah,
10 Izay mitana ny ain' ny zavamanan-aina rehetra
Sy ny fofonain' ny olombelona rehetra?

11 Moa tsy ny sofina va no mamantatra ny teny?
Ary tsy ny vava va no manandrana ny hanina?
12 Ao amy ny fotsy volo ny fahendrena,
Ary ny fahelana-velona no ahazoam-pahalalana.

13 Ao amin' *Andriamanitra* kosa no misy fahendrena sy hery;
Izy no manana hevitra sy fahalalana.
14 Indro, mandrava Izy, ka tsy hatsangana intsony;
Manidy ny olona Izy, ka tsy hovohana.
15 Indro, manampina ny rano Izy, ka dia ritra iny;
Ary alefany indray ka mahasimba ny tany.
16 Izy no manana hery sy tena fahendrena;
Samy eo an-tànany avokoa ny voafitaka sy ny mpamitaka.
17 Alàny voninahitra ny mpanolo-tsaina, dia entiny,
Ary asehony ny fahadalan' ny mpitsara.
18 Vahany ny fifehezan' ny mpanjaka,
Ka feheziny mahazaka ny valahany.
19 Alàny voninahitra ny mpisorona, dia entiny,
Ary ny mafy orina ela dia ravany.
20 Koroiny ny laha-tenin' ny mahay,
Ary ny fahazavan-tsain' ny anti-panahy dia esoriny.
21 Mandatsaka fanamavoana amy ny andriandahy Izy,
Ary ketrahiny ny fehin-kibon' ny matanjaka.
22 Manala rakotra izay lalina Izy mba tsy ho maizina
Ary mitondra ny aloky ny fahafatesana ho eo amy ny mazava.
23 Mahalehibe ny firenena Izy, nefa mandringana azy koa;
Mampihahaka ny firenena Izy, nefa mitondra azy hody indray.
24 Mahavery saina ny loholona amy ny tany Izy
Ary mampirenireny azy any an-efitra tsy misy làlana;
25 Mitsapatsapa amy ny maizina tsy misy mazava ireo;
Ary mampivembena azy tahaka ny olona mamo Izy.

[1] *Na:* Fanilo milopilopy ny ozoim-pahoriana, raha araka ny hevitry ny miadana, ka tandrifiny ho an' izay efa ho tafintohina hiany. [2] *Na:* Amy ny hazo madinika.
[3] *Na:* Iza amin' ireny rehetra ireny no tsy mahalala.

XIII. Indro, izany rehetra izany efa hitan' ny masoko,
Ary efa ren' ny sofiko ka fantany.
2 Izay fantatrareo dia mba fantatro koa;
Tsy latsaka noho hianareo aho tsy akory.

3 Kanefa raha izaho, dia ny Tsitoha no tiako hitenenana,
Ary Andriamanitra no iriko handaharan-teny.
4 Fa hianareo kosa dia mpamoron-dainga;
Dokotera tsy mahomby hianareo rehetra.
5 Enga anie ka hangina mihitsy hianareo,
Dia ho fahendrenareo izany!
6 Masìna hianareo, henoy ny anatro,
Ary tandremo izay alahatry ny molotro.
7 Hanao teny tsy marina ho enti-manamarina an' Andriamanitra va hianareo?
Hiteny fitaka ho Azy va hianareo?
8 Hiangatra ho Azy va hianareo?
Handaha-teny ho an' Andriamanitra va hianareo?
9 Ho tsara aminareo va, raha mandinika anareo Izy?
Na ho azonareo fitahina hoatra ny famitaka zanak' olombelona va Izy?
10 Hanameloka anareo mihitsy Izy,
Raha miangatra mangingina hianareo.
11 Tsy hampahatahotra anareo va ny fahalehibiazany?
Ary tsy hitsatoka aminareo va ny fahatahorana avy aminy?
12 Ireo teny tononinareo ireo dia ohabolana lavenona foana,
Ary mànda fotaka hiany ny màndanareo.

13 Mangìna, ka mialà amiko hianareo, mba hitenenako;
Fa aoka hanjo ahy hiany izay hanjo ahy.
14 Nahoana no hitondra ny nofoko amy ny nifiko aho?
Tsia, fa manao ny aiko tsy ho zavatra aho.[1]
15 Na dia hamono ahy aza Izy, mbola hanantena Azy hiany aho;[2]
Kanefa hanamarina ny làlako eo anatrehany aho.
16 Ary izao no ho famonjena ahy:
Ny[3] mpihatsaravelatsihy[4] tsy sahy mankeo anatrehany.
17 Mihainoa dia mihainoa ny teniko,
Ary aoka ho ren' ny sofinareo ny filazàko.
18 Indro, fa efa voatoriko[5] ny adiko;
Fantatro fa hanan-drariny aho.
19 Iza no hahazo hifandahatra amiko?
Fa raha izany, dia hangina aho ka hiala aina.

20 Izao zavatra roa loha izao hiany no aza mba atao amiko,
Dia tsy hiery Anao aho
21 Esory hanalavitra ahy ny tànanao,
Ary aoka tsy hampahatsiravina ahy ny fampitahoranao.
22 Dia miantsoa, fa izaho hamaly;
Na aoka hiteny aho, ka valio aho.
23 Firy ary ny heloko sy ny fahotako?

---

[1] *Na:* Ka manao ny aiko teo an-tànako? [2] *Na:* Indro, hamono ahy Izy, tsy manampanantenana aho. [3] *Na:* Ary ho famonjena ahy Izy, fa ny. [4] *Na:* ratsy fanahy. [5] *Na:* voalamiko.

Mba ampahalalao izay fiodinako sy fahotako aho.
24 Nahoana no manafina ny tavanao Hianao,
Ka manao ahy ho fahavalonao?
25 Moa izay ravin-kazo indaosin' ny rivotra avy va no ampitahorinao?
Ary izay vodivary maina avy va no enjehinao?
26 Fa zava-mangidy no tendrenao hamely ahy,
Ka ampanodiavinao ahy ny heloky ny fahatanorako;
27 Dia mampiditra ny tongotro eo amy ny boloky hazo Hianao
Ary mitsikilo ny diako rehetra;
Ny hodiavin' ny tongotro dia feranao.
28 Dia izaho ity izay mihalevona tahaka ny zavatra hanin' ny fositra,
Eny, tahaka ny fitafiana lanin' ny kalalao.

XIV. Ny olona tera-behivavy
Dia vitsy andro sady vontompahoriana.
2 Mitsimoka tahaka ny voninkazo izy ka jinjana,[1]
Ary mihelina tahaka ny aloka izy ka tsy mitoetra.
3 Kanefa amin' izay toy izany foana no ampihiratanao ny masonao!
Ka dia izay izaho avy no entinao hifandahatra aminao amy ny fitsarana![2]
4 Aiza no misy madio ateraky ny tsy madio?
Tsy misy na dia iray akory aza.
5 Raha voafetra ny androny, ary voatendrinao ny isan' ny volana iainany,
Ary asianao fefy tsy azony ihoarana,
6 Dia mihodìna tsy hanatrika azy Hianao, mba hitsaharany,
Ka hifaliany amy[3] ny androny toy ny mpikarama.

7 Fa azo antenaina ny hazo,
Satria, na dia kapaina aza izy, dia mbola hitsimoka indray,
Ka tsy maintsy hisy ny solofony;
8 Na dia efa tonga antitra ao amy ny tany aza ny fàkany,
Ary maty ao amy ny vovoka ny fotony,
9 Raha mahare ny fofon-drano izy, dia hitsimoka indray,
Ka handrahaka tahaka ny hazo tanora nambolena.
10 Fa ny olona kosa maty ka miampatra;
Eny, miala aina ny olona, ary aiza izy?
11 Ny rano miala eo amy ny kamory,
Ary ny ony mihena ka ritra,
12 Ary toy izany koa ny olona: mandry izy ka tsy hitsangana intsony;
Eny, mandra-paha-tsy hisin' ny lanitra dia tsy hahatsiaro izy
Na hofohazina amy ny torimasony.

13 Enga anie ka hanafina ahy any amy ny fiainan-tsihita[4] Hianao
Ka hampiery ahy mandrapahafaky ny fahatezeranao!
Ary hanendry fetr' andro ho ahy, dia hahatsiaro ahy!
14 Raha maty ny olona, moa ho velona indray va izy?
Raha izany, dia hiandry mandritra ny andro fanafihako aho,
Mandra-pahatongan' ny fahafahako.[5]

---

[1] *Na:* malazo. [2] *Na:* fitsaranao. [3] *Na:* hotaperany.
[4] *Heb.* Sheola. [5] *Na:* fiovako.

15 Dia hiantso Hianao, ary izaho hamaly Anao;
Ary mba halahelo ny asan' ny tànanao Hianao.
16 Fa ankehitriny manisa ny diako Hianao;
Tsy mitsikilo ny fahotako va Hianao?
17 Efa voaisy tombo-kase ny kitapo misy ny fahadisoako;
Ary voazaitranao ny heloko.

18 Kanefa na dia ny tendrombohitra aza, raha mianjera, dia mihalevona;
Ary ny vatolampy dia afindra hiala amy ny fitoerany;
19 Lanin' ny rano ny vato;
Ary indaosin' ny riaka ny vovo-tany:
Toy izany no fanimbanao ny fanantenan' ny zanak' olombelona.
20 Mandresy azy ho mandrakizay Hianao, ka lasa izy;
Manova ny tarehiny Hianao ka mampandeha azy.
21 Omem-boninahitra ny zanany, nefa tsy fantany;
Ary mietry ireo, nefa tsy hitany.
22 Ny mihatra amy ny tenany hiany no mampanaintaina azy,
Ary ny mihatra amy ny tenany hiany no mampalahelo ny fanahiny.

*Ny teny fanindroany nataony Elifaza.*

XV. DIA namaly Elifaza Temanita ka nanao hoe:
2 Tokony handahatra hevi-dravina va ny olon-kendry,
Ka hameno ny kibony amy ny rivotra avy any atsinanana va,
3 Ary hamaly amy ny teny tsy mahasoa
Sy ny teny tsy mahatsara?
4 Eny, foananao ny fahatahorana an' Andriamanitra,
Ary tampenanao[1] ny fivavahana eo anatrehany;
5 Fa ny helokao no manesika ny vavanao,
Ary mianatra ny lelan' ny fetsy hianao.[2]
6 Ny vavanao hiany no manameloka anao, fa tsy izaho;
Ary ny molotrao hiany no mamely anao.

7 Hianao va no voalohany izay nateraka ho olombelona?
Na naloaky ny kibo talohan' ny tendrombohitra va hianao?
8 Isan' ny mpihevitra teo amin' Andriamanitra va hianao,
Ka voarombakao ho anao irery ny fahendrena?
9 Inona no fantatrao, ka tsy mba fantatray koa,
Na saina azonao, ka tsy ato aminay koa?
10 Ny anti-panahy sy ny fotsy volo dia misy ato aminay,
Eny, olona ela niainana noho ny rainao aza.
11 Ataonao ho tsinontsinona va ny fampiononana avy amin' Andriamanitra
Sy ny teny natao aminao amy ny fahalemem-panahy?

12 Nahoana no dia entin' ny fonao hianao?
Ary nahoana no mipipy foana ny masonao,
13 Ka miefonefona amin' Andriamanitra hianao,
Sady miteniteny foana ny vavanao?
14 Inona ny zanak' olombelona no mba hadio izy?
Ary izay tera-behivavy no mba ho marina?

---

[1] *Na:* hamavoinao. [2] *Na:* Tsy maneho ny helokao va ny vavanao, na dia mianatra ny lelan' ny fetsy aza hianao?

15 Indro, ireo anjeliny[1] aza tsy mahatoky Azy,
Ary ny lanitra aza tsy madio eo imasony;
16 Koa mainka fa izay vetaveta sy tena ratsy,
Dia ny olona izay misotro heloka toa rano!

17 Hanambara aminao aho, ka mihainoa ahy;
Fa izay efa hitako no holazaiko,
18 Dia zavatra notorin' ny olonkendry,
Fa tsy nafeniny,—dia izay azony avy tamy ny razany;
19 Ireny hiany no nomena ny tany,
Ary tsy nisy olona hafa firenena nisisika teo aminy.

20 Ny ratsy fanahy mijalijaly amy ny androny rehetra,
Dia amy ny taona rehetra voatendry ho any ny lozabe.
21 Feo mampitahotra no ren' ny sofiny;
Ary na dia miadana aza izy, dia avy hamely azy hiany ny mpandroba.
22 Tsy manantena ho afaka amy ny maizina izy;
Andrasan' ny sabatra izy.
23 Mireniireny hitady izay hohaniny izy ka manao hoe: Aiza re?
Fantany fa antomotra azy ny andro maizina.
24 Fahoriana sy fahaporitana[2] no mampitahotra azy;
Mandresy azy ireo tahaka ny mpanjaka efa vonona ho amy ny ady,
25 Satria naninjitra ny tànany hanohitra an' Andriamanitra izy
Ary nirehareha hanohitra ny Tsitoha.
26 Mimaona amy ny fahamafiankatoka hamely Azy izy,
Dia amy ny foitran' ampingany matevina,
27 Satria efa matavitavy tarehy izy,
Ary mivalon-kotraka ny valahany;
28 Ary monina ao an-tanàna rava izy,
Dia ao an-trano tokony tsy hitoeran' olona,
Izay efa voatendry ho korontam-bato.
29 Tsy hanan-karena izy, sady tsy haharitra ny heriny,
Ka tsy ho vokatra[3] ambonin' ny tany ny fananany.
30 Tsy ho afaka amy ny maizina izy;
Ny solofony hikainkona azon' ny lelafo;
Ho levon' ny fofonain' Andriamanitra izy.
31 Aoka tsy ho voafitaka hatoky zava-poana izy;
Fa zava-poana no ho valiny homena azy.
32 Raha mbola tsy tonga aza ny androny, dia manjo azy izany,
Ary tsy ho maitso ny sampany.
33 Ho tahaka ny voaloboka manintsana ny voany manta izy
Ary ho tahaka ny hazo oliva mampiraraka ny voniny.
34 Fa tsy ho vanona ny ankohonan' ny mpihatsaravelatsihy,[4]
Ary ho lanin' ny afo ny tranon' ny mpitoroka.
35 Torontoronina fampahoriana izy ka miteraka fandozana,
Ary ny kibony mamorompitaka.

---

[1] *Heb.* masina. [2] *Na:* Alahelo sy ahiahy.
[3] *Heb.* hilonjehitra amy ny tany toy ny vary efa vokatra. [4] *Na:* ratsy fanahy.

*Ny teny navaliny Joba.*

XVI. DIA namaly Joba ka nanao hoe :
2 Efa nandre zavatra maro toy izany aho ;
Mpampionona mahasorisorena foana hianareo rehetra.
3 Efa tapitra va izay ny bedibedy foana ?
Sa mbola misy manesika anao hamaly ahy hiany ?
4 Izaho kosa mba mahazo miteny tahaka anareo,
Raha mba tonga tahaka ahy hianareo ;
Eny, mahazo manamboatra teny ho enti-mamely anareo aho
Ary mahazo mihifikifi-doha aminareo ;
5 Mahazo mampahery anareo amy ny vavako aho,
Ary mahazo mampitony ny alahelonareo ny fampiononana ataon' ny molotro.

6 Na dia miteny aza aho, dia tsy mitsahatra ny alaheloko ;
Ary na dia mangina aza aho, dia tsy misy mihena izany.
7 Fa ankehitriny efa nandreraka ahy Izy ;
Naringanao ny ankohonako rehetra.
8 Ary efa nampifezaka ny tenako Hianao,[1] ka dia vavolombelona amiko izany,
Ary mitsangana hiampanga ahy ny fahahiazako, ka dia tondromaso akaiky izany.
9 Amy ny fahatezerany no amiravirany sy andrafiany ahy,
Mihidy vazana amiko Izy ;
Eny, miseho ho fahavaloko Izy ka mampivandravandra ny masony amiko ;
10 Nisanasana vava tamiko ny olona ;
Latsa no nentiny namely ny takolako ;
Mitambatra hamely ahy izy.
11 Efa voatolotr' Andriamanitra ho amy ny ratsy fanahy aho
Ary natsipiny ho eo an-tànan' ny mpanota.
12 Tamin' ilay izaho tsy nanana ahiahy iny, dia nanorotoro ahy Izy ;
Nosamboriny tamy ny hatoko aho ka nomontsaniny
Sady natsangany ho marika hokendreny.
13 Manodidina ahy ny mpandefa zana-tsipìkany ;
Mamaky ny voako Izy ka tsy miantra
Ary manidina ny aferoko ho amy ny tany.
14 Bangabangainy lalandava aho,
Ka miroatra hamely ahy tahaka ny lehilahy mahery Izy.
15 Lamba fisaonana[2] no voazaitrako hanarona ny hoditro,
Ary nalàko baraka tamy ny vovoka ny tandroko.
16 Ny tavako teramenan' ny fitomaniana,
Ary eo amy ny hodi-masoko ny aloky ny fahafatesana ;
17 Kanefa tsy misy eto an-tànako izay mba nalaina an-keriny ;
Ary madio ny fivavako.

18 Ry tany ô, aza manarona ny rako,
Ary aoka tsy ho voahazona ny fitarainako.
19 Fa na dia ankehitriny aza, indro, any an-danitra ny Vavolombeloko,
Eny, ny Vavolombeloko dia any amy ny avo.
20 Na dia mihomehy ahy aza ny sakaizako,
Dia mamarin-dranomaso eo anatrehan' Andriamanitra kosa aho,

---

[1] *Na :* nosamborinao aho.

[2] *Heb.* lamba malailay.

21 Mba hanamarina ahy olombelona eo anatrehany Izy
Sy hanafa-tsiny ahy zanak' olombelona amy ny sakaizako.[1]
22 Fa rehefa lasa ny taona vitsy,
Dia handeha any amy ny làlana izay tsy hiverenako intsony aho.

XVII. Efa ho ritra ny aiko;
Efa milopilopy ny androko;
Efa miandry ahy ny fasana.

2 Eny, fanesoana tokoa no manodidina ahy,
Ary tsy maintsy mijery ny filany ady amiko aho.
3 Masìna Hianao, aoka ny tenanao hiany no hiantoka ahy aminao;
Fa iza moa no hety hiantoka ahy?
4 Fa ny fon' ireto dia voahidinao tsy hidiran' ny fahalalana;
Koa izany no tsy hanandratanao azy.
5 Izay manolotra ny sakaizany ho babo,
Dia ho pahina kosa ny mason' ny zanany.

6 Ary efa nanao ahy ho ambentinteny amy ny firenena Izy,
Ka rorany mandrakariva ny tavako.
7 Efa pahina ny masoko noho ny alahelo;
Ary efa toy ny aloka ny momba ny tenako rehetra.
8 Ankona noho izany ny olona mahitsy,
Ary ny tsy manan-tsiny mihendratra mahita ny mpihatsaravelatsihy.[2]
9 Fa ny marina mifikitra tsara amy ny halehany,
Ary izay madio tànana no hitombo hery.
10 Avia avokoa indray ary hianareo rehetra—
Tsy mahita izay olon-kendry eo aminareo aho.

11 Mihelina ny androko, voaongotra ny fikasako,
Dia izay hevitra fikirin' ny foko indrindra;
12 Ny alina ataon' ireny ho antoandro,
Ary ny mazava ho efa akaiky, nefa tamy hiany ny maizina.
13 Raha mbola misy antenaiko, dia ny fiainan-tsi-hita[3] fonenako hiany;
Ao amy ny maizina no hamelarako ny fandriako.
14 Ny fasana[4] no nantsoiko hoe: Raiko hianao;
Ary ny kankana: Reniko sy anabaviko hianao.
15 Fa aiza ary ny fanantenako?
Ary iza no mahita azy?
16 Midina any amy ny vavahadin' ny fiainan-tsi-hita[3] izany,
Raha mba hahita fitsaharana ao amy ny vovoka aho.

*Ny teny faharindroany nataony Bildada.*

XVIII. DIA namaly Bildada Sohita ka nanao hoe:
2 Mandra-pahoviana no hamandrika teny hianareo?
Mba hendre aloha, dia vao hiteny izahay.
3 Sao ataonareo ho biby anie izahay
Ka tahaka ny maloto eo imasonareo?
4 Ry ilay mamiravira tena amy ny fahatezerana,
Noho ny aminao va no hahatonga ny tany ho lao,
Ary ny vatolampy hafindra hiala amy ny fitoerany?

---

[1] *Heb.* sakaizany. [2] *Na:* ratsy fanahy. [3] *Heb.* Sheola. [4] *Na:* Ny fahalovana.

5 Tsy izany, fa ho faty ny jiron' ny ratsy fanahy,
Ary hilopilopy ny lelafony;
6 Ny mazava manjary maizina ao amy ny lainy,
Ary ny jirony eo amboniny dia maty.
7 Etena ny herin' ny diany,
Ary ny fisainany hiany no mandavo azy.
8 Fa ny tongony hiany no mahatonga azy eo amy ny fandrika harato,
Ka manitsaka eo amy ny harato izy;
9 Azon' ny fandrika ny ombelahin-tongony
Ary voahazon' ny tadivavarana;
10 Miafina ao amy ny tany ny fandrika haningotra azy
Sy ny tonta eny an-dàlana.
11 Fampitahorana no mampitahotra azy manodidina
Ka mampivadi-po azy eny amy ny alehany rehetra.
12 Liana azy ny loza,[1]
Ary ny fandringanana dia vonona eo anilany;
13 Eny, laniny tsikelikely ny hodiny;
Ny momba ny tenany dia lanin' ny lahimatoan' ny fahafatesana.
14 Ongotana hiala amy ny lainy ny zavatra itokiany,
Ka tsy maintsy ho entina ho amin' ilay mpanjaka mampahatahotra indrindra izy.
15 Izay tsy taranany no hitoetra ao amy ny lainy;
Solifara no hafafy amy ny fonenany.
16 Maina ny fàkany ao ambany,
Ary tapaka[2] ny rantsany eo ambony.
17 Ny fahatsiarovana azy dia very tsy ho eo amy ny tany,
Ary tsy malaza eny ivelany izy.
18 Roahina hiala amy ny mazava ho any amy ny maizina izy
Ary enjehina hiala amin' izao tontolo izao.
19 Tsy manana fara mandimby eo amy ny fireneny izy,
Ka tsy misy tsy tratry ny loza ny ao amy ny fonenany.
20 Ny manjo azy dia italanjonan' ny any andrefana,
Ary ny any atsinanana raikitahotra.
21 Izany tokoa no anjaran' ny ratsy fanahy,
Ary izany no manjo ny tsy mahalala an' Andriamanitra.

*Ny teny navaliny Joba.*

XIX. DIA namaly Joba ka nanao hoe:
2 Mandra-pahoviana no hampalahelovanareo ny fanahiko
Sy hanorotoroanareo ahy amy ny fiteny?
3 Efa impolo izay no nanaratsianareo ahy;
Tsy misoroka izay hampahory ahy hianareo.
4 Ary raha diso tokoa aho,
Dia izaho hiany no andrian' ny fahadisoako.
5 Raha mirehareha amiko kosa hianareo
Ka mampiaiky ahy ho nanao izay mahamenatra,
6 Dia aoka ho fantatrareo fa Andriamanitra no efa nampitanondrika ahy
Ka efa naningotra ahy tamy ny fandrika haratony.

7 Indro, miantso mafy aho hoe: Loza! nefa tsy misy mamaly ahy;
Mitaraina aho, nefa tsy mahita rariny.
8 Ny làlako dia nofefeny, ka tsy afa-mandroso aho;

---

[1] *Na:* Lanin' ny mosary izy.

[2] *Na:* malazo.

Ary nasiany maizina teo amy ny làlana alehako.
9 Ny voninahitro nalany tamiko,
Ary nesoriny ny satroboninahitra teo an-dohako.
10 Efa nandrava ahy manodidina Izy, ka efa ho faty aho;
Ary efa nofongorany tahaka ny hazo ny fanantenako.
11 Dia nampirehetiny tamiko ny fahatezerany,
Ka nataony ho fahavalony aho.
12 Miara-mandroso ny antokon' ny miaramilany
Ary manandratra tovon-tany hamelezany ahy izy
Ka mitoby manodidina ny laiko.
13 Ny rahalahiko efa nampanalaviriny ahy;
Ary ny olona nahazatra ahy efa nihafahafa tamiko avokoa.
14 Efa tsy misy eto intsony ny havako,
Ary ny sakaizako efa nanadino ahy.
15 Ny vahiny izay mitoetra ao an-tranoko
Sy ny ankizivaviko aza samy manao ahy ho olon-kafa;
Tonga olon-ko azy eo imasony aho.
16 Antsoiko ny mpanompoko,
Nefa tsy mamaly ahy izy;
Mifona aminy amy ny vavako aho.
17 Ny fofonaiko mahaloiloy ny vadiko,
Ary maharikoriko ny zanak' ineny aho.
18 Eny, ny ankizilahy madinika aza mamingavinga ahy;
Raha te-hitsangana aho, dia miteny mamely ahy ireny.
19 Na dia izay nifankazatra tamiko indrindra aza dia manao ahy ho zava-betaveta,
Ary izay olon-tiako dia mivadika ho fahavaloko.
20 Ny taolako miraikitra amy ny hoditro sy ny nofoko,
Ary ny akanjo-nifiko hiany no hany sisa azoko enti-mandositra.

21 Mamindrà fo amiko, mamindrà fo amiko hianareo, ry sakaizako ô;
Fa ny tànan' Andriamanitra efa mikasika ahy.
22 Nahoana no manenjika ahy tahaka an' Andriamanitra koa hianareo
Ka tsy mety afa-po amy ny nofoko?

23 Enga anie ka ho voasoratra ny teniko!
Enga anie ka ho voatomboka eo amy ny boky ireny!
24 Enga anie ka ho voasoratra amy ny vy fanoratana sady voaisy firaka
Eo amy ny vatolampy ho mandrakizay izy!

25 Kanefa raha izaho, dia fantatro fa velona ny Mpanavotra[1] ahy,
Ka hitsangana any am-parany[2] eo ambonin' ny vovoka Izy.
26 Ary rehefa levona ny hoditro, izao simba izao,
Sady afaka amy ny nofoko aho, dia hahita an' Andriamanitra.[3]
27 Eny, izaho no hahita Azy,
Ary ny masoko no hijery, fa tsy olon-kafa.
Efa matim-paniriana ny saiko[4] ato anatiko.
28 Raha hoy hianareo: Andeha hanenjika azy fatratra isika,
Fa hita ao anatiny[5] ny fototry ny mahameloka azy,[6]
29 Dia matahora ny sabatra hianareo;

[1] *Heb.* Goel. [2] *Na:* ho farany. [3] *Na:* Dia hahita an' Andriamanitra amy ny nofoko aho. [4] *Heb.* voako. [5] *Heb.* anatiko. [6] *Heb.* ahy.

Fa ny fahatezerana dia heloka miendrika ny hovalian-tsabatra,
Mba ho fantatrareo fa misy fitsarana.

*Ny teny fanindroany nataony Zofara.*

XX. DIA namaly Zofara Namatita ka nanao hoe:
2 Noho izany dia mamaly ahy ny eritreritro,
Eny, noho[1] ny fihetsiketsiky ny saiko.
3 Reko lalandava ny anatra mampahamenatra ahy;
Ary ny fanahiko mamaly ahy avy amy ny fahalalako.

4 Tsy fantatrao va fa hatramy ny ela,
Eny, hatrizay nampitoerana ny olona tetỳ ambonin' ny tany,
5 Dia vetivety foana ny firavoravoan' ny ratsy fanahy,
Ary indray mipì-maso monja ny fifalian' ny mpihatsaravelatsihy?[2]
6 Fa na dia mipaka amy ny lanitra aza ny hahavony,
Ka mitehika amy ny rahona ny lohany,
7 Dia ho very mandrakizay toy ny dikiny[3] hiany izy;
Izay nahita azy dia hanao hoe: Aiza izy?
8 Manidina tahaka ny nofy izy ka tsy ho hita;
Eny, ampandosirina tahaka ny tsindrimandry amy ny alina izy.
9 Ny maso izay mijery, dia indray mitopy hiany no ahitany azy;
Ary dia tsy hahita azy intsony ny fitoerany.
10 Ny zanany hitambitamby amy ny malahelo,
Ary ny tànany hiany no hampody ny hareny.
11 Ny taolany dia feno ny herin' ny fahatanorana,[4]
Nefa hiara-mandry aminy eo amy ny vovoka izany.
12 Na dia mamy ao am-bavany aza ny ratsy
Ka afeniny ao ambany lelany,
13 Ary tsitsiny ka tsy foiny,
Fa tehiriziny ao amy ny lanilaniny hiany,
14 Dia miova ny haniny ao ankibony,
Ka aferon' ny vipera no ao anatiny.
15 Harena no nateliny, nefa aloany indray;
Loaran' Andriamanitra hiala ao an-kibony izany.
16 Ny poizin' ny vipera no hotsentsefiny;
Hahafaty azy ny lelan' ny menarana.
17 Tsy ho faly mahita renirano izy,
Dia ony sy riaky ny tantely sy ronono.
18 Tsy azony atelina izay nikelezany aina, fa tsy maintsy hampodiny;
Na dia be aza ny hareny, dia tsy ho araka izany ny hafaliany.
19 Fa nampahory sy nahafoy ny reraka izy
Ka naka trano an-keriny, fa tsy hahatontosa azy.
20 Satria tsy mahalala mionona ny kibony,
Dia tsy hahavonjy ny tenany mbamy ny tiany indrindra izy.
21 Tsy misy tsy tratry ny fieremany;
Ka dia tsy haharitra ny fiadanany.
22 Ho poriporitra izy, na dia mihoapampana aza ny fananany;

---

[1] *Na:* Ary izany no mahatonga.
[2] *Na:* ratsy fanahy.
[3] *Na:* ny tain' omby atainy.
[4] *Na:* ota tsy fantatra.

Ny tànan' ny ory no hamely azy.
23 Halefan' *Andriamanitra* ny fahatezerany mirehitra hameno ny kibony;
Eny, halatsany aminy toy ny ranonorana izany ho hanina ho azy.
24 Raha mandositra ny vy fiadiana izy,
Dia hahavoa azy miboroaka ny tsipìka varahina;
25 Tsoahany izany, ka mivoaka avy amy ny tenany;
Eny, ny manelatselatra dia mivoaka avy amy ny aferony;
Lasa izy azon' ny fahatahorana mafy.
26 Ny aizim-pito no voarakitra ho amy ny raki-malalany;
Afo tsy tsofina no handoro azy
Sady handevona izay sisa ao amy ny lainy.
27 Hambaran' ny lanitra ny helony;
Ary ny tany hitsangana hiampanga azy.
28 Ho lasa ny harena tafiditra ao an-tranony;
Eny, ho levona izany amy ny andro fahatezerany.
29 Izany no anjaran' ny ratsy fanahy avy amin' Andriamanitra
Sy lova voatendrin' Andriamanitra ho azy.

*Ny teny navaliny Joba.*

XXI. DIA namaly Joba ka nanao hoe:
2 Mihainoa dia mihainoa ny teniko,
Ary aoka izany no ho fampiononanareo ahy.
3 Mandefera amiko hianareo, fa mba hiteny kosa aho izao;
Ary rehefa tapitra ny teniko, dia mandatsalatsà hiany indray hianareo.
4 Raha ny amiko, moa ny ataon' ny olona va no itarainako?
Ary raha izany, nahoana no hahalefitra ny fanahiko?
5 Jereo aho, dia aoka ho talanjona hianareo,
Ary mitampena vava.

6 Eny, raha mahatsiaro izany aho, dia raiki-tahotra,
Sady tora-kovitra ny tenako:
7 Nahoana no velona ny ratsy fanahy
Ka sady tratrantitra no be hery?
8 Ny zanany koa mitomoetra tsara eo anatrehany,
Ary ny zafiny eo anoloany.
9 Ny ankohonany miadana ka tsy manan-tahotra,
Ary ny tsorakazon' Andriamanitra tsy mamely azy.
10 Ny ombilahiny mampiteraka ka mahavanona;
Ny ombivaviny miteraka ka tsy mamotsotra.
11 Mamoaka ny zanany madinika toy ny ondry aman-osy izy,
Ka mikoriana ny zanany.
12 Mihoby mitondra ampongatapaka sy lokanga izy
Ary mifaly amy ny feon-tsodina.
13 Mandany ny androny amy ny fahafinaretana izy;
Amy ny indray mipì-maso monja no idinany any amy ny fiainan-tsi-hita.[1]
14 Kanefa anie ireo no manao amin' Andriamanitra hoe: Mialà aminay!
Fa tsy mba irinay ny hahalala ny làlanao.
15 Zinona izay Tsitoha, no hotompoinay?
Ary inona no soa ho azonay, raha mivavaka aminy?

---

[1] *Heb.* Sheola.

16 Indro, tsy avy amy ny tenany[1] hiany ny fahafinaretany!—
Ho lavitra ahy anie ny fisainan' ny ratsy fanahy!—
17 Indraindray foana no mba maty ny jiron' ny ratsy fanahy,
Sy tonga ny loza manjo azy,
Ary amelaran' *Andriamanitra* fandrika ireny[2] noho ny fahatezerany,
18 Ka tonga tahaka ny mololo voatetika indaosin' ny rivotra izy
Sy tahaka ny akofa entin' ny tafio-drivotra.
19 Andriamanitra, *hoy hianareo*, mbola hampijaly ny zanany noho ny helo-drainy!
Tsia; fa ny tenan' ireny hiany no aoka hovaliany, mba hahalalany.
20 Aoka ny masony hiany no hahita ny loza manjo azy,
Ary aoka ny tenany hiany no hisotro ny fahatezeran' ny Tsitoha.
21 Fa mampaninona azy moa ny amy ny taranany mandimby azy,
Raha tapaka ny isan' ny androny?
22 Moa Andriamanitra va no hampianarim-pahalalana,
Nefa Izy no mitsara ny any an-danitra[3] aza?

23 Maty ny anankiray, raha tsy mbola mihena ny fahatanjahany,
Sady miadana tokoa ka tsy manana ahiahy;
24 Feno ronono ny fitoeran-drononony,[4]
Ary vonton-tsoka ny taolany.
25 Ary ny anankiray maty amy ny fahorian' ny fanahiny kosa
Ka tsy mba nanandrana soa akory.
26 Samy mandry ao amy ny vovoka izy roa tonta,
Ka feno olitra ny tenany.

27 Indro, fantatro ny hevitrareo
Sy ny saim-petsy amelezanareo ahy;
28 Fa hoy hianareo: Aiza ny tranon' ny mpitohatoha,[5]
Ary aiza ny lay fitoeran' ny ratsy fanahy?
29 Kanefa tsy mba nanontany tamy ny mpandeha amy ny tany lavitra va hianareo?
Ary tsy heverinareo va ny zava-mahagaga[6] ambaran' ireo hoe:
30 Amy ny andro hahitan-doza dia voaro hiany ny ratsy fanahy,
Ary amy ny andro fahatezerana dia enti-miala izy?
31 Iza no hanambara ny làlany eo anatrehany?
Ary raha misy zavatra nataony, iza no sahy hamaly azy?[7]
32 Ary ho entina ho eny an-tany fandevenana izy
Ka mbola hitazana[8] ao ampasana;
33 Ho mamy aminy ny bainga any an-dohasaha,
Ary ny olona rehetra hanaraka azy,
Toy ny nandehanan' ny maro tany alohany.
34 Endrey! ity hianareo mba mampionona ahy foana!
Ary ny famalianareo anefa, raha voasana tsara, dia lainga hiany!

---

[1] *Heb.* tsy eo an-tànany. [2] *Na:* izaran' *Andriamanitra* fahoriana ho an' ireny. [3] *Heb.* avo. [4] *Na:* Manotraka ny kibony. [5] *Heb.* andriandahy. [6] *Heb.* famantarana. [7] *Na:* Azy. [8] *Na:* mbola misy miambina.

*Ny teny fanintelony nataony Elifaza.*

XXII. DIA namaly Elifaza Temanita ka nanao hoe:
2 Mahasoa an' Andriamanitra va ny olona?
Tsia, fa mahasoa ny tenany hiany ny olon-kendry.
3 Mampaninona ny Tsitoha moa, raha marina hianao,
Sa misy tombony ho Azy, raha ataonao tsy misy diso ny alehanao?
4 Moa ny fahatahoranao Azy va no ananarany anao,
Sy ifanatrehany aminao amy ny fitsarana?
5 Tsy be va ny faharatsianao,
Sady tsy hita isa ny helokao?
6 Fa efa naka tsatòka tsy ahoantsy ahoana tamy ny rahalahinao hianao
Ka nanendaka ny akanjon' ny mahantra.[1]
7 Tsy nanome rano hosotroin' ny mangetaheta hianao
Sady tsy nahafoy hanina ho any ny noana.
8 Fa ny olona sandriana hiany no nanana ny tany;
Ary ny manan-kaja hiany no nitoetra teo.
9 Efa nampialainao maina ny mpitondratena,
Ary tapahina ny sandrin' ny kamboty.
10 Koa noho izany dia misy fandrika manodidina anao,
Ary ny fahatahorana dia mampihorohoro anao tampoka;
11 Moa tsy hitanao va ny maizina
Sy ny rano mandriaka mandifotra anao?

12 Tsy avo tahaka ny lanitra va Andriamanitra?
Jereo ny hahavon' ny kintana, endrey ny hahavony!
13 Nefa hoy hianao: Ataon' Andriamanitra ahoana no fahafantatra?
Mahay mitsara arỳ ankoatry ny rahona maizina va Izy?
14 Ny rahona matevina manakona Azy, ka tsy mahita Izy;
Ary mandehandeha eny amy ny lanitra Izy.
15 Moa hizotra amy ny làlana izay nalehan' ny olona fahagola va hianao?
Dia ilay nalehan' ny olona ratsy fanahy,
16 Izay nesorina alohan' ny androny,
Ka nindaosin' ny riaka ny fanorenany,
17 Dia ireo izay nanao tamin' Andriamanitra hoe: Mialà aminay!
Ary inona no azon' ny Tsitoha atao ho anay?[2]
18 Kanefa Izy no efa nameno zava-tsoa ny tranony—
Ho lavitra ahy anie ny fisainan' ny ratsy fanahy!—
19 Ny marina mahita ka mifaly,
Ary ny tsy manan-tsiny mihomehy ireny hoe:
20 Marina tokoa fa efa rava ny fahavalontsika,
Ary ny hareny betsaka efa levon' ny afo.

21 Mifankazara amy ny Tsitoha hianao, dia hiadana;
Izany no hahatongavan' ny soa aminao.
22 Masìna hianao, mandraisa fampianarana avy amy ny vavany,
Ary alatsaho ao am-ponao ny teniny.
23 Raha miverina aminy hianao, dia haorina tsara,
Eny, raha ampanalavirinao ny lainao ny heloka.
24 Ario eny amy ny vovoka ny akoram-bolamena sy ny akoram-bolafotsy,

[1] *Heb.* mitanjaka.
[2] *Heb.* azy.

Eny, ario eny amy ny vato
eny an-dohasahan-driaka ny
*volamena avy any* Ofira;
25 Fa ny Tsitoha no ho akorambolamenanao sy akorambolafotsinao,
Ary ho volafotsy mamirapiratra[1] ho anao.
26 Fa amin' izany dia hiravoravo amy ny Tsitoha hianao
Ka hanandratra ny tavanao amin' Andriamanitra.
27 Raha mifona aminy hianao, dia hihaino anao Izy;
Ary ny voadinao dia hefainao.
28 Ary raha misy kasainao hatao, dia hotanterahina aminao,
Ary hamirapiratra amy ny làlanao ny mazava.
29 Raha misy mietry,[2] dia hataonao hoe: Misandrata;
Fa ny manetry tena hovonjeny.
30 Hanafaka ny olona meloka Izy,—
Eny, ny fahadiovan' ny tànanao no hamonjena azy.

*Ny teny navaliny Joba.*

XXIII. DIA namaly Joba ka nanao hoe:
2 Mbola atao ho fikomiana[3] hiany ny fitarainako;
Ny tànana mamely ahy dia mitambesatra amy ny fisentoako.
3 Enga anie ka ho fantatro izay hahitako Azy
Ka ho tonga any amy ny fitoerany aza!
4 Dia handahatra ny teniko eo anatrehany aho
Ka hofenoiko ny teny alahatro ny vavako;
5 Ary hahalala izay teny havaliny ahy aho
Sy hamantatra izay holazainy amiko.
6 Hery lehibe va no handaharany teny amiko?
Tsia, fa Izy indrindra no hihaino ahy.
7 Fa amin' izany dia olona marina no ho nifandahatra taminy;
Ka dia ho nanan-drariny mihitsy aho tamy ny Mpitsara ahy.
8 Indro, miantsinanana aho, fa tsy any Izy;
Ary miankandrefana aho, fa tsy hitako Izy;
9 Mianavaratra amin' izay iasany aho, fa tsy tazako Izy;
Mivily any atsimo Izy, ka tsy hitako.

10 Fa mahalala ny làlana falehako Izy;
Raha hizahany toetra aho, dia hivoaka tahaka ny volamena.
11 Ny tongotro nifikitra tamy ny làlany;
Eny, ny làlany no nizorako tsara, ka tsy nivily aho.
12 Ny didin' ny molony tsy mba nialako;
Ny tenin' ny vavany norakitiko mihoatra noho ny faniriako.[4]
13 Nefa tsy miova saina Izy, ka iza no mahasakana Azy?
Fa na inona na inona irin' ny fanahiny dia ataony.
14 Eny, manatanteraka izay voatendry ho ahy Izy;
Ary zavatra maro toy izany no ao aminy;
15 Koa izany no mampangovitra ahy eo anatrehany;
Raha misaintsaina izany aho, dia matahotra Azy.
16 Fa Andriamanitra no mandreraka ny foko,
Ary ny Tsitoha no mampangovitra ahy;

---

[1] *Na:* tsara, *na* azo amy ny fisasarana. [2] *Na:* Raha mietry izy.
[3] *Na:* mangidy. [4] *Na:* anjara-haniko.

17 Fa tsy ny fahamaizinana no maharesy ahy,
Na ny maizim-pito izay manarona ny tavako.[1]

XXIV. Nahoana no tsy misy fotoan' andro voatendrin' ny Tsitoha,
Ary nahoana no tsy hitan' ny mahalala Azy izany androny izany?
2 Misy mamindra fari-tany
Sy mangalatra omby amanondry sady miandry azy.
3 Mandroaka ny borikin' ny kamboty izy,
Ary maka ny ombin' ny mpitondratena ho tsatòka.
4 Manosika ny mahantra hiala amy ny làlana izy,
Ka dia miery azy avokoa ny malahelo amy ny tany.
5 Indro, tahaka ny fivoaky ny boriki-dia any an-efitra
No fivoak' ireny ho amy ny asany hiremby;
Ny tani-hay no ahazoany hanina ho any ny zanany.
6 Any an-tsaha izy maka vilona
Sy mitsimpontsimpona ny voaloboky ny ratsy fanahy.
7 Mandry mitanjaka amy ny alina izy, satria tsy manandamba,
Ka dia tsy manana firakotra amy ny hatsiaka;
8 Kotsan' ny ranonoram-baratra any an-tendrombohitra izy,
Ka mitampisaka amy ny vatolampy, fa tsy manam-pialofana.
9 Misarika ny kamboty eo ampinonoana izy
Ary maka tsatòka amy ny ory.
10 Mandeha mitsaitsaika ireo, fa mitanjaka tsy manan-kitafy,
Ary noana eo am-pitondrana ny amboaram-bary.
11 Manao diloilo eo anatin' ny tambohon' *ny mpampahory azy*[2] izy;
Ary manosihosy ny famiazamboaloboka izy, nefa mangetaheta hiany.
12 Mitrona ny lehilahy ao antanàna,
Ary mitaraina ny fanahin' ny voalefona;
Nefa tsy ahoan' Andriamanitra akory ny ratsy atao.

13 Ireny no mpikomy amy ny mazava;
Tsy mba mihevitra ny làlany izy,
Na mitoetra eo amy ny alehany.
14 Raha vao mangiran-dratsy, dia mifoha ny mpamono olona;
Mamono ny ory sy ny malahelo izy,
Ary nony alina, dia tahaka ny mpangalatra.
15 Ny mason' ny mpijangajanga miandry ny maizimaizina,
Ka hoy izy: Tsy misy hahalala ahy;
Ka dia manao very maso izy.
16 Misy manamy trano nony maizina;
Nefa nony antoandro dia miery izy;
Tsy mahalala ny mazava izy;
17 Fa ny aizim-pito[3] no marainan' ireo rehetra ireo;
Satria efa mahazatra azy ny fampahatahoran' ny aizimpito[3] izy.
18 Mitsinkafona paohin' ny rano izy;
Voaozona ny anjarany eo amy ny tany;
Tsy mivily ho amy ny làlana mankeny amy ny tanimboaloboka izy.
19 Toy ny andevonan' ny maina

---

[1] *Na:* Satria tsy nalaina aho, dieny tsy mbola avy ny maizina, ary tsy nanafina ny maizimpito tamy ny tavako Izy. [2] *Heb.* tambohon' ireny. [3] *Heb.* aloky ny fahafatesana.

sy ny mafana ny ranompanala
No andevonan' ny fiainan-tsihita[1] ny mpanota.
20 Manadino azy ny vohoka; manjary hanim-py ho any ny olitra izy
Ka tsy tsarovana intsony;
Ary tapaka tahaka ny hazo ny ratsy fanahy,[2]
21 Dia ilay nandroba ny momba izay tsy niteraka
Ary tsy nanisy soa ny mpitondratena.
22 Kanefa halavain' *Andriamanitra* amy ny heriny ny andron' ny olo-mahery;
Mitsangana indray ireo, na dia tsy nanampo izay ho velona intsony aza.
23 Ataony mandry fahizay sy tsara tohana izy,
Sady tsinjoviny mandrakariva ny làlany.
24 Nasandratra izy, kanjo vetivety dia tsy ao intsony,
Dia mihalevona izy ka otazana tahaka ny olona rehetra,
Ary tangosana tahaka ny salohim-bary.
25 Raha tsy izany, dia aoka hisy hamaky lainga ahy
Ka hampiseho ny teniko ho tsinontsinona.

*Ny teny fanintelony nataony Bildada.*

XXV. DIA namaly Bildada ka nanao hoe;
2 Fanapahana sy fampahatahorana no ao aminy,
Manao fihavanana any amy ny avo Izy.
3 Azo isaina va ny miaramilany?
Ary fahazavan' iza no tsy ihoaran' ny Azy?[3]
4 Ary aiza no hahamarina ny zanak' olombelona eo anatrehan' Andriamanitra?
Ary aiza no hadio izay terabehivavy?
5 Indro, ny volana aza tsy mangarangarana,
Ary ny kintana aza tsy madio eo imasony;
6 Koa mainka fa ny olombelona, izay kankana,
Ary ny zanak' olombelona, izay olitra.

*Ny teny navaliny Joba.*

XXVI. DIA namaly Joba ka nanao hoe:
2 Endrey! nanohana ny tsy manan-kery hianao
Sy nampahatanjaka ny sandry malemy!
3 Ary nanolo-tsaina ny tsy hendry
Sy nampahafantatra izay fahendrena betsaka!
4 Iza no nandaharanao teny?
Ary fanahin' iza no nivoaka avy tao aminao?
5 Ny matoatoa dia ampanaintainina
Any ambanin' ny rano sy any ambanin' ny mponina any.
6 Ny fiainan-tsi-hita[1] miharihary eo anatrehany,
Ary ny fandringanana dia tsy mirakotra.
7 Mamelatra ny lanitra avaratra ho eny ambonin' ny habakabaka Izy
Ary manantona ny tany amy ny tsy misy.
8 Fonosiny amin' ireo rahony matevina ny rano,
Nefa ny fanambanin' ny rahona tsy mety triatra.
9 Manakona ny seza fiandrianany tsy ho hitantsika Izy
Amy ny amelarany ny rahony hanarona azy.
10 Asiany faritra manodidina eny ambonin' ny rano

[1] *Heb.* Sheola. [2] *Heb.* faharatsiana.
[3] *Na:* Amin' iza no tsy iposahan' ny fahazavany?

Hatramin' izay ihaonan' ny mazava sy ny maizina.
11 Ny andrin' ny lanitra nihozongozona
Sady ankona amy ny teny mafy ataony.
12 Ny heriny no entiny mampanonja ny ranomasina,
Ary ny fahendreny no anorotoroany any Rahaba;[1]
13 Ny fanahiny no mahatsara tarehy ny lanitra;
Ny tànany no nitomboka ny menarana mandositra.
14 Indro, ireny dia vao ny sisintsisin' ny alehany hiany aza,
Ary siosion-teny mamelovelo no andrenesantsika Azy;
Fa raha ny fikotrokotroky ny heriny, iza moa no mahatakatra izany?

XXVII. Dia mbola nandroso nanao oha-teny hiany Joba ka nanao hoe:
2 Raha velona koa Andriamanitra, Izay efa nandà tsy hanome ahy ny rariny,
Sy ny Tsitoha, Izay efa nampangidy ny aiko—
3 Fa mbola ato anatiko hiany ny aiko,
Ary eo am-bavoroko ny Fanahin' Andriamanitra—
4 Dia tsy hanao teny tsy marina ny molotro,
Ary tsy hanonom-pitaka ny lelako.
5 Sanatria raha hanaiky ny anareo ho marina aho!
Mandra-pialan' ny aiko dia tsy hanaiky ny tenako ho manan-tsiny aho,
6 Ny fahamarinako dia hazoniko mafy ka tsy ho foiko;
Ny foko tsy manome tsiny ahy akory na dia ny amy ny androko iray monja aza.
7 Aoka ho hita fa ratsy fanahy ny fahavaloko,
Ary tsy marina izay mitsangana hanohitra ahy.
8 Fa inona no fanantenan' ny mpihatsaravelatsihy,[2] raha maito ny ainy,
Ka[3] tsoahan' Andriamanitra ny fanahiny?
9 Hihaino ny fitarainany va Andriamanitra,
Raha ozoim-pahoriana izy?
10 Ho azony hiravoravoana va ny Tsitoha?
Hahazo miantso an' Andriamanitra mandrakariva va izy?

11 Hampianatra anareo ny amy ny tànan' Andriamanitra aho,
Ary tsy hisorona anareo aho ny amy ny hevitry ny Tsitoha.
12 Indreo, hianareo rehetra samy efa nahita izany;
Koa nahoana hianareo no manao hevi-poana?
13 Izao no anjaran' ny ratsy fanahy avy amin' Andriamanitra,
Sy lovan' ny lozabe raisiny avy amy ny Tsitoha:
14 Na dia mihamaro aza ny zanany, dia ho any ny sabatra hiany ireny,
Ary ny zaza aterany tsy ho voky hanina;
15 Ny ankohonany sisa dia hasitrik' Ifahafatesana,[4]
Ary tsy hisaona azy ny mpitondratenany;
16 Na dia mahary volafotsy hoatra ny vovoka aza izy
Ary mahangona fitafiana hoatra ny fotaka,

---

[1] *Izahao* ix. 13. [2] *Na:* ratsy fanahy. [3] *Na:* Fa inona no fanantenan' ny mpihatsaravelatsihy, na dia mahazo harena be aza, Raha, etc. [4] *Na:* halevina noho ny areti-mandringana.

17 Eny, manangona hiany izy, nefa ny marina no hitafy izany,
Ary ny tsy manan-tsiny no hizara ny volafotsy;
18 Manao ny tranony tahaka ny any ny lolofotsy izy,
Ary tahaka ny trano rantsankazo ataon' ny mpiandry voly;
19 Ao avokoa hiany ny hareny, raha vao mandry izy;
Nefa nony ahirany ny masony, dia tsy ao intsony ireny.
20 Ny fampahatahorana mahatratra azy tahaka ny riaka;
Nony alina paohin' ny tafiodrivotra izy;
21 Ny rivotra avy any atsinanana mampiainga sy mahalasa azy
Ka mipaoka azy hiala amy ny fitoerany;
22 Asian'[1] *Andriamanitra* izy ka tsy iantrany,
Ary mandositra dia mandositra ho afaka amy ny tànany izy;
23 Tehafin' ny olona tànana izy
Sady isitrisirany ka ampialainy amy ny fonenany.[2]

XXVIII. Fa misy tany fihadiana volafotsy
Ary misy tany fahazoana volamena, izay diovina.
2 Ny vy dia alaina avy amy ny tany,
Ary ny varahina arendrika avy amy ny vato.
3 *Ny mpihady vola* mampisava ny maizina
Ka mizaha hatramy ny faran' ny zavatra rehetra ao,
Dia ny vaton' ny aizim-pito sy ny aloky ny fahafatesana;
4 Mihady lavaka mihalavitra amin' izay itoeran' olona izy
Ka tsy ampoizin' ny tongotra akory,
Ary mihantona sy mitsingevaheva any ambany lavitra ny olona izy.
5 Ny tany no ihavian' ny hanina;
Ary ny ao ambaniny dia avadika tahaka ny afo.
6 Fitoeran' ny safira ny vatony,
Ary misy akoram-bolamena ao aminy—
7 Làlana tsy fantatry ny vorona mpihaza
Ary tsy hitan' ny mason' ny voromahery,
8 Sady tsy nodiavin' ny zanaky ny bibi-dia
Ary tsy mba nalehan' ny liona masiaka.
9 Maninjitra ny tànany amy ny vatokaranana ireo
Ary mamadika ny tendrombohitra hatramy ny fotony;
10 Ny vatolampy tatahany hatao làlan-drano,
Ary izay zava-tsoa rehetra dia hitan' ny masony avokoa.
11 Tampenany ny làlan-drano mba tsy hisy mitete,
Ary izay zava-miafina dia avoakany ho amy ny mazava.

12 Fa aiza kosa no hahitana ny fahendrena?
Ary aiza no fitoeran' ny fahalalana?
13 Tsy misy zanak' olombelona mahalala ny vidiny,
Ary tsy hita eo amy ny tanin' ny velona izy.
14 Hoy ny lalina: Tsy ato anatiko izy;
Ary, tsy ato amiko izy, hoy ny ranomasina.
15 Ny volamena tsara tsy mahatakalo azy,
Ary ny volafotsy tsy azo lanjaina ho vidiny;
16 Ny volamena avy any Ofira tsy ampy ho tombany,

[1] *Heb.* Torahan', *na* Tifirin'. [2] *Na:* Ary ny miray monina aminy aza misitrisitra azy.

Na ny beryla saro-bidy sy ny
safira aza.
17 Ny volamena sy ny fitaratra
tsy azo ampitahaina aminy,
Ary tsy azo takalozana fira-
vaka tena volamena izy.
18 Tsy tokony hotsaroana akory
ny voahangy sy ny vato
krystaly,
Fa ny fahazoana fahendrena
dia mihoatra noho ny voa-
hangy.
19 Ny topaza avy any Etiopia dia
tsy azo ampitahaina aminy,
Ary tsy mahatakalo azy ny
tena volamena tsara.

20 Dia avy aiza ary ny fahen-
drena?
Ary aiza no fitoeran' ny faha-
lalana?
21 Miafina amy ny mason' ny
velona rehetra izany
Ary takona amy ny voro-
manidina.
22 Hoy Abadona[1] sy Ifahafate-
sana:
Ny sofinay hiany no nandrene-
sanay ny filazana azy.

23 Andriamanitra hiany no
mahalala ny làlana ho
any aminy.
Ary Izy no mahafantatra ny
itoerany;
24 Fa Izy no mitsinjo hatramy
ny faran' ny tany,
Ary mahatazana manerana
izao ambanin' ny lanitra
rehetra izao,
25 Ka manendry ny lanjan' ny
rivotra
Ary mamatra ny rano amy ny
famarana.
26 Raha nanao lalàna ho any ny
ranonorana Izy
Sy làlana halehan' ny helatry
ny kotrokorana,
27 Dia nahita ka nanambara azy
Izy;
Eny, nanorina azy Izy sady
namantatra azy;
28 Dia hoy Izy tamy ny olona:
Indro, ny fahatahorana ny
Tompo no fahendrena,
Ary ny fialana amy ny ratsy
no fahalalana.

XXIX. Dia mbola nandroso nanao
oha-teny hiany Joba ka
nanao hoe:
2 Enga anie ka ho tahaka ny
tamin' ireny volana lasa
ireny aho!
Dia tahaka ilay tamy ny andro
niarovan' Andriamanitra
ahy!
3 Fony mbola nazava teo am-
bonin' ny lohako ny jirony,
Ary ny fahazavany no nande-
hanako tao amy ny maizina;
4 Eny, tahaka ny toetro fony
aho mbola fararano,
Raha niseho teo ambonin' ny
laiko ny fisakaizan' Andria-
manitra;
5 Fony mbola tao amiko ny
Tsitoha,
Ary nanodidina ahy ny za-
nako;[2]
6 Fony mbola nanasa ny tongo-
tro tamy ny rononomandry
aho,
Ary ny vatolampy namoaka
renirano diloilo teo amiko;
7 Raha niainga niakatra ho eo
amy ny vavahadin' ny ta-
nàna aho
Ka nametraka ny fipetrahako
teo an-kalalahana,
8 Dia nahita ahy ny zatovo ka
niampirimpirina;
Ary niainga ny fotsy volo, dia
nijoro;
9 Nangina tsy niteny ny lehibe
Ka nitampim-bava;
10 Tsy sahy niteny ny mpana-
paka,
Ary ny lelany niraikitra tamy
ny lanilaniny.

---

[1] Abadona = Fandringanana.

[2] *Na:* ny ankizilahiko.

11 Izay sofina nandre dia nanao
ahy hoe sambatra;
Ary izay maso nahita dia
vavolombelona ho ahy,
12 Satria namonjy ny ory izay
nitaraina aho
Sy ny kamboty izay tsy na-
nan-kamonjy.
13 Ny fisaoran' izay efa ho faty
dia tonga tamiko;
Ary ny fon' ny mpitondratena
nampifaliko.[1]

14 Nitafy fahamarinana aho,
ka mba nitafy ahy kosa
izy;
Eny, tahaka ny lamba sy ny
hamama ny rariny izay
nananako.
15 Efa maso ho any ny jamba aho
Ary tongotra ho any ny man-
dringa.
16 Efa ray ho any ny malahelo
aho,
Ary ny adin' ny olona tsy
fantatro aza nodinihiko.
17 Namaky ny nifin' ny ratsy
fanahy aho
Ka nandrombaka ny babo teo
am-bavany;
18 Dia hoy izaho: Eo amy ny
akaniko hiany no hialako-
aina,
Ary hanamaro ny androko toy
ny fasika aho.
19 Ny fakako ho azon' ny rano,
Ary ny ando hitoetra amy ny
sampako mandritra ny alina.
20 Ho vaovao amiko lalandava
ny voninahitro,
Ary ny tsipìkako hihahenjana
eny an-tànako.

21 Nihaino ahy ny olona, dia
niandry,
Ka nangina tamy ny fanolo-
rako saina izy.
22 Rehefa niteny aho, dia tsy
mba namaly intsony izy;
Ary nitetevan' ny teniko izy.
23 Niandry ahy toy ny fiandry
ny ranonorana izy
Ary nitanatana vava toy ny
fiandry ny fara-orana.
24 Raha nisy nila ho ketraka, dia
mbola niseho miramirana
taminy hiany ny tarehiko,
Ary tsy nahamaloka ny faha-
zavan' ny tavako ireo.
25 Nifidy ny làlan-kalehany aho
ka nipetraka ho lohany,
Eny, nitoetra toy ny mpanjaka
teo amy ny miaramila
Sy toy ny mpampionona ny
misaona aho.

XXX. Fa ankehitriny kosa dia mi-
homehy ahy na dia izay
tokon-jandriko aza,
Dia zanak' ireo izay nolaviko
tsy ho isan' ny amboa
miandry ny ondriko akory
aza.
2 Eny, mampaninona ahy ny
herin' ny tànan' ireo,
Izay efa very fahatanjahana?
3 Manjenjena[2] noho ny tsi-
fisian-kanina sy ny mosary
izy;
Homankomana foana any an-
tany karankaina izy,
Dia eo an-katoky ny loza sy
ny fandringanana.
4 Mitsongo anambodihena eo
amy ny kirihitrala izy,
Ary ny fàkan' ny anjavidy[3]
no fihinany.
5 Roahina tsy ho eo amy ny
olona izy
Sady akoraina toy ny mpan-
galatra.
6 Any an-dohasaha mahatsira-
vina no tsy maintsy itoe-
rany,
Dia ao an-dava-tany sy an-
dava-bato.
7 Minananana eny amy ny kiri-
hitrala izy

---

[1] *Heb.* nampihobiko. [2] *Na:* Ana, *na* Kaozatra, *na* Tsy manan-janaka.
[3] *Heb.* rotema; *izahao* 1 *Mpan.* xix. 4.

Ary mitangorona eo ambanin'
ny amiana.
8 Zanaky ny adala izy sady zanaky ny tsy manan-kaja
Ka roahina tsy ho eo amy ny
tany.

9 Ary ankehitriny efa ataony
an-kira aho,
Eny, efa ambentinteniny aho.
10 Ataony toy ny zava-betaveta
aho ka halaviriny,
Ary tsy menatra handrora ny
tavako izy.
11 Fa noketrahin' *Andriamanitra*
ny kofehiko, ka nampietreny
aho;
Ka dia mba nesorin' iretsy
kosa teo anatrehako ny
lamboridiny.
12 Misy androvolahy mitsangana
eo ankavanako;
Manosika ny tongotro hiala izy
Ary manandratra tovon-tany
hampidirany loza amiko.
13 Mandrava ny làlako
Sy manararaotra ny andravana ahy izy,
Nefa ny tenany tsy manankamonjy.
14 Toy ny fiditra eo amy ny banga
lehibe no fihaviny,
Ka avy ao amy ny voarava no
imaonany.[1]
15 Voatodika hamely ahy ny
fampitahorana;
Manenjika ny voninahitro tahaka ny rivotra izy,
Ka levona tahaka ny rahona
ny famonjena ahy.

16 Ary ankehitriny, raraka ato
anatiko ny fanahiko,
Fenjàn' ny andro fahoriana
aho.
17 Ny alina mampahalò [2] ny taolako ho afaka amiko,
Ary tsy mitsahatra ireo manotahota ahy ireo.
18 Noho ny haben' ny hery dia
tonga tsy antonona ny akanjoko,
Manenda ahy tahaka ny vozondobaka izany.
19 Eny, nanary ahy teo amy ny
fotaka Izy,
Ka efa tahaka ny vovoka sy
ny lavenona aho.
20 Mitaraina aminao aho, nefa
tsy mihaino ahy Hianao;
Mijoro eo aho, nefa jerenao
foana.
21 Efa manjary lozabe amiko
Hianao;
Ny herin' ny tànanao no andrafianao ahy.
22 Aingainao ho eny amy ny
rivotra aho ka alefanao handeha,
Ary levoninao amy ny tafiodrivotra mifofofofo ho tsinontsinona aho.
23 Fa fantatro fa hampodinao
any amy ny fahafatesana
aho,
Dia any amy ny trano fivorian'
ny olombelona rehetra.

24 Kanefa tsy manainga ny
tànany va ny olona, raha
ianjeran' ny rava? [3]
Ary tsy mitaraina va izy, raha
tratry ny loza?
25 Tsy nitomany ny ory va aho?
Tsy nangorakoraka ny malahelo va ny fanahiko?
26 Fa niandry ny soa aho, kanjo
tonga ny ratsy;
Ary nanantena ny mazava
aho, kanjo avy ny maizina.
27 Nandevilevy ny tsinaiko ka
tsy nanam-pitsaharana;
Nitsena ahy ny andro fahoriana.
28 Mitsaitsaika mitafy lamba
fisaonana aho sady tsy mahita masoandro; [4]

---

[1] *Na:* Raha mbola miezinezina, dia mimaona izy.
[2] *Heb.* manindrona.
[3] *Na:* raha mila ho potraka izy.
[4] *Na:* Efa mainty aho, fa tsy avy amy ny hain' andro.

Mitsangana aho ka mitaraina
eo am-pivorian' ny olona.
29 Rahalahin' ny amboadia [1] aho
Ary naman' ny ostritsa.
30 Efa mainty ny hoditro sady
miendakendaka,
Ary efa karankaina noho ny
hafanana [2] ny taolako.
31 Nanjary fisaonana ny lokan-
gako,
Ary feon' ny mitomany ny
sodiko.

XXXI. Efa nampanekeko ny ma-
soko;
Koa hataoko ahoana indray
no fijery zazavavy? [3]
2 Fa raha izany, dia inona no
anjara avy amin' Andria-
manitra any ambony,
Sy lova avy amy ny Tsitoha
any amy ny avo?
3 Moa tsy loza va no manjo ny
ratsy fanahy?
Ary tsy fahoriana va no ma-
hazo ny mpanao ratsy?
4 Moa tsy Andriamanitra [4] va
no mijery ny làlako
Ka manisa ny diako rehetra?

5 Raha tàhiny nandeha tamy
ny fitaka aho
Na niezaka tamy ny fahafe-
tsena
6 (Enga anie ka holanjain' An-
driamanitra eo amy ny miza-
nan' ny fahamarinana aho!
Dia ho fantany ny tsi-fana-
nako tsiny);
7 Raha tàhiny nivily niala tamy
ny làlana ny diako,
Na nanaraka ny masoko ny
foko,
Na nisy tsiny niraikitra tamy
ny tànako:
8 Dia aoka hamafy aho, fa olon-
kafa no hihinana,
Ary aoka ho fongotra izay
amboleko.

9 Raha tàhiny adala tamy ny
vadin' olona ny foko,
Ka namitsaka teo am-bara-
varan' ny namako aho,
10 Dia aoka kosa ny vadiko
halain' [5] ny sasany,
Ary aoka olon-kafa no handry
aminy.
11 Fa fahavetavetana izany,
Eny, heloka tokony hotsarain'
ny mpitsara;
12 Fa afo mandevona hatrany
amy ny fandringanana izany
Ka hanongotra ny vokatro
rehetra.

13 Raha tàhiny aho nandà ny
rariny izay any ny anki-
zilahiko na ny ankiziva-
viko,
Raha nifamaly tamiko izy,
14 Dia inona no hataoko, raha
hitsangana Andriamanitra?
Ary ahoana no havaliko Azy,
raha handinika Izy?
15 Fa moa tsy Izay nanao ahy
tany an-kibo hiany va no
nanao azy koa?
Ary tsy Iray hiany va no na-
morona anay tany am-bo-
hoka?

16 Raha tàhiny aho nandà izay
nirin' ny malahelo
Ka nahapahina ny mason' ny
mpitondratena,
17 Na nihinana ny sombin-kaniko
irery,
Ka tsy mba nihinanan' ny
kamboty
18 (Fa tsy izany, fa hatry ny
fony mbola tanora aho, dia
notezaina teo amiko tahaka
ny zanaka *ny kamboty*,
Ary nitondra *ny mpitondra-
tena* hatrany an-kibon-dre-
niko aho);
19 Raha tàhiny aho nahita olona
efa ho faty noho ny tsi-
fananan-damba,

---

[1] *Na:* jakala. [2] *Heb.* fahamainana. [3] *Heb.* virijina. [4] *Heb.* Izy.
[5] *Na:* hitoto ho any.

Na malahelo tsy manan-kitafy,
20 Koa tsy nankasitraka ahy ny tenany,[1]
Ary tsy nanafána azy ny volon' ondriko;
21 Raha tàhiny aho naninjitra ny tànako hampahory ny kamboty,
Saingy hitako fa nisy niandany tamiko teo am-bavahady:
22 Dia aoka ny foto-tsandriko hitsoaka hiala amy ny rangomainako,
Eny, aoka ny sandriko ho latsaka hiala amy ny taolampanaviko.
23 Fa mampahatahotra ahy[2] ny loza avy amin' Andriamanitra,
Ka tsy mahavita na inona na inona aho noho ny fahalehibiazany.

24 Raha tàhiny aho nanao ny volamena ho fanantenako,
Na nanonona ny volamena tsara hoe: Ry tokiko ô;
25 Raha tàhiny aho nifaly noho ny haben' ny fananako
Sy noho ny nahazoan' ny tànako harena betsaka;
26 Raha tàhiny aho nijery ny masoandro, raha namirapiratra izy,
Na ny volana, raha nandeha tamy ny fangarangarany izy,
27 Ka voafitaka mangingina ny foko,
Ary nanoroka ny tànako ny vavako
28 (Dia heloka hanamelohan' ny mpitsara koa izany;
Fa ho nihatsaravelatsihy tamin' Andriamanitra Izay any ambony aho);
29 Raha tàhiny aho nifaly noho ny loza nanjo izay nankahala ahy,
Na nibitabitaka, raha nozoimpahoriana izy
30 (Tsia, fa tsy navelako hanota akory ny vavako
Hangataka ozona hanjo azy);
31 Raha tàhiny ny tao an-daiko tsy nanao hoe:
Iza moa no tsy voky tamy ny henany?[3]
32 Ny vahiny aza tsy nandry teny ala-trano;
Fa novohako ny varavarako manatrika ny làlana;
33 Raha tàhiny aho mba nanarona ny fahadisoako tahaka any Adama[4]
Ka nanafina ny heloko tato an-tratrako,
34 Satria nampihorohoro ny foko ny vahoaka maro be,
Ary natahotra aho, fandrao hamavoin' ny fokon' olona,
Ka dia namitsaka, fa tsy sahy nivoaka ny varavarana—

35 Enga anie ka hisy hihaino ahy! Indro ny soniako!
Enga anie ka hamaly ahy ny Tsitoha! Indro ny taratasy voasoratr' ilay manana ady amiko!
36 Hataoko eny an-tsoroko tokoa izany
Ary hafehiko amiko ho satroboninahitra.
37 Ny isan' ny diako dia hambarako aminy,
Ary tahaka ny fanaton' ny zanak' andriana no hanatonako Azy.

38 Raha tàhiny mitaraina hiampanga ahy ny taniko,
Ka miara-mitomany ny vavasako;
39 Raha tàhiny aho nihinana ny vokatra, nefa tsy nandoa ny vidiny,
Na nanao izay hahafaty ny ain' ny tompony:

[1] *Heb.* valahany. [2] *Na:* Fa hanjo ahy ny zava-mahatahotra, dia.
[3] *Na:* Iza moa no tsy voky tamy ny fianakaviany. [4] *Na:* tahaka ny olona.

40 Dia aoka ny tsilo no haniry hisolo ny vary tritika,
Ary ny ahi-dratsy hisolo ny vary hordea.

Tapitra ny teniny Joba.

*Ny teny nataony Eliho.*

XXXII. ARY nitsahatra tsy namaly intsony izy telo
lahy ireo, satria nanamarin-tena
Joba. 2 Ary nirehitra kosa ny
fahatezerany Eliho, zanaky Barakela, Bozita, avy amy ny fokony
Rama ; eny, taminy Joba no nirehetan' ny fahatezerany, satria nanao
ny tenany ho marina noho Andriamanitra izy. 3 Ary tamy ny sakaizany telo lahy koa no nirehetan' ny
fahatezerany, satria tsy nahita teny
havaliny izy ireo, kanefa nanameloka
any Joba.[1] 4 Ary Eliho mbola
niandry an-dry Joba aloha vao niteny, fa ireo no ela niainana kokoa
noho izy. 5 Ary rehefa hitany fa
tsy nanan-kavaly izy telo lahy, dia
nirehitra ny fahatezerany ; 6 ka dia
niteny Eliho, zanaky Barakela,
Bozita, ka nanao hoe :

Mbola tanora aho, fa hianareo kosa efa fotsy volo,
Koa dia niaoriandriana aho aloha, fa tsy sahy nanambara aminareo izay fantatro.
7 Hoy izaho : Aoka ny fahanterana no hiteny,
Ary aoka ny hamaroan' ny taona no hampianatra fahendrena.
8 Kanefa ny fanahy izay ao anatin' ny zanak' olombelona
Sy[2] ny fofonain' ny Tsitoha no mahahendry azy.
9 Tsy dia ny fahalehibiazana no mahahendry,
Ary tsy dia ny fahanterana no ahalalana ny rariny ;
10 Ary noho izany dia hoy izaho : Aoka samy hihaino ahy ;
Izaho koa mba hanambara izay fantatro.
11 Indro, niandry ny teninareo aho,
Ary nandinika ny teny nalahatrareo,
Mandra-pihevitrareo izay holazaina ;
12 Eny, nihaino dia nihaino anareo aho,
Fa he ! tsy nisy naharesy lahatra any Joba hianareo,
Na nahavaly ny teniny akory ;
13 Fandrao hianareo hanao hoe : Hitanay ny fotony :[3]
Andriamanitra no maharesy azy, fa tsy olona.
14 Tsy nandaha-teny hamely ahy anefa izy ;
Ary tsy araka ny teninareo no havaliko azy.

15 Very hevitra tery izy ireo, ka tsy namaly intsony ;
Efa nanalavitra azy ny teny.
16 Hangina va aho, raha tsy miteny izy ireo,
Fa mijanona foana izy ka tsy mamaly intsony ?
17 Anjarako kosa izao, koa dia hamaly aho ;
Eny, izaho hanambara izay fantatro ;
18 Fa feno teny ny foko ;
Manery ahy ny fanahy ato anatiko.
19 Endrey ! ny ato anatiko dia efa tahaka ny divay izay tsy misy hiainana,
Efa ho triatra tahaka ny siny hoditra vaovao izy.
20 Hiteny aho mba hisy hiainako tsara ;
Hiloa-bava aho ka hamaly.
21 Aoka tsy hizaha tavan' olona akory aho,
Ary aoka tsy handrobo olona.

---

[1] *Na :* teny havaliny any Joba hanamelohany azy.
[2] *Na :* Dia. [3] *Heb.* fahendrena.

22 Fa tsy mba mahay mandrobo aho;
Raha izany, dia halain' ny Mpanao ahy faingana aho.

XXXIII. Kanefa, masìna hianao, ry Joba, mihainoa ny alahatro,
Ary mandrenesa ny teniko rehetra.
2 Indro, fa efa niloa-bava aho,
Miteny ato am-bavako ny lelako.
3 Ny hitsim-poko no hiseho amy ny teniko;
Ary ny fahalalan' ny molotro no holazaina tsy hasiana fitaka.
4 Ny Fanahin' Andriamanitra no efa nanao ahy,
Ary ny fofonain' ny Tsitoha no mamelona ahy.
5 Raha hainao, valio ary aho,
Miomàna hianao, ka miatreha tsara.
6 Indro, izaho koa mba an' Andriamanitra tahaka anao hiany;
Eny, izaho koa mba nosombinana avy tamy ny tanimanga.
7 Indro, ny fampahatahorako tsy dia hampahatahotra anao,
Ary ny vesatra avy amiko tsy dia hitambesatra aminao.

8 Efa nilaza teo anatrehako mihitsy hianao,
Ary efa reko hiany ny feon' ny teninao hoe:
9 Madio tsy manam-pahadisoana aho,
Ary tsy manan-tsiny amankeloka;
10 He! mitady izay handrafiany ahy Andriamanitra,
Ary ataony fahavalony aho;
11 Mampiditra ny tongotro eo amy ny boloky hazo Izy
Ary mitsikilo ny diako rehetra.

12 He! izany no tsy mahamarina anao, hoy izaho;
Fa Andriamanitra dia lehibe loatra ka tsy leon' ny zanak' olombelona.
13 Koa nahoana no manome tsiny Azy hianao
Noho ny tsy nampisehoany izay antony amy ny ataony?[1]
14 Kanefa misy fanao iray itenenan' Andriamanitra,
Eny, fanao roa aza, nefa tsy tandreman' ny olona izany,
15 Dia ny nofy sy ny tsindrimandry amy ny alina,
Raha sondrian-tory ny olona
Ka renoka eo am-pandriana,
16 Dia manokatra ny sofin' ny olona Izy
Ka manisy tombo-kase ny fananarany azy,
17 Mba hampiala ny olona amy ny fanaony
Sy hampifady azy ny firehareh ana.
18 Miaro ny fanahiny tsy ho any an-davaka Izy,
Ary ny ainy mba tsy ho voan' ny fiadiana.

19 Anarina amy ny fanaintainana eo am-pandriany koa izy
Sy amy ny fikotrankotran' ny taolany lalandava;
20 Ary ny ainy marikorikonkanina,
Eny, na dia ny hanim-py aza tsy tian' ny fanahiny.
21 Mihena ny nofony ka tsy hita,
Ary mitranitrany ny taolany izay tsy hita teo;
22 Dia manakaiky ny lavaka ny fanahiny,
Ary ny ainy manatona ny mpaka aina.

[1] *Na:* Noho ny tsy amaliany ny tenin' olombelona?

23 Raha misy Anjely ho Mpanalalana ho azy,
Iray amy ny arivo,
Hanoro izay tokony halehan' ny olona,
24 Ary[1] hamindra fo aminy ka hanao hoe :
Vonjeo izy mba tsy hidina any an-davaka,
Fa efa nahita avotra Aho,
25 Dia ho tsara noho ny any ny tanora ny nofony,
Hody ho toy ny tamy ny andro nahatanorany izy ;
26 Hivavaka amin' Andriamanitra izy ka hankasitrahany
Ary hahita ny tavany amy ny hafaliana,
Fa hampodiny amy ny zanak' olombelona ny fahamarinany.[2]
27 Dia hihira izy hilaza amy ny olona hoe :
Efa nanota aho, fa nanao ny rariny ho heloka,
Kanefa tsy novaliana araka ny nataoko ;
28 Fa navotany ny fanahiko mba tsy hivarina any an-davaka,
Ary mifaly ny aiko amy ny fahitana ny mazava.

29 Indro, izany rehetra izany no ataon' Andriamanitra
Indroa amy ny olona, eny, intelo aza,
30 Mba hamerina ny fanahiny tsy ho[3] any an-davaka,
Mba hihazavany amy ny fahazavan' aina.
31 Tandremo, ry Joba, ka mihainoa ahy ;
Mangìna kely aloha hianao, fa izaho mbola hiteny.
32 Raha manan-kavaly hianao, dia mamalia ahy hiany ;
Mitenena, fa ta-hanamarina anao aho ;
33 Fa raha tsy manan-kavaly hianao, dia mihainoa ahy kosa ;
Mangìna tsara, fa hampianariko fahendrena hianao.

XXXIV. Ary mbola niteny hiany Eliho ka nanao hoe :
2 Mandrenesa ny teniko, hianareo olon-kendry ;
Ary mihainoa ahy, hianareo manam-pahalalana.
3 Fa ny sofina no mamantatra teny,
Ary ny vava[4] no manandrana hanina.
4 Koa aoka izay rariny no hodinihintsika,
Ary aoka hiara-mamantatra izay tsara isika.

5 Fa Joba efa nanao hoe : Marina aho,
Saingy nesorin' Andriamanitra tamiko ny rariny ;
6 Marina ny ahy, nefa ampandaingainy aho ;
Mahafaty ny zana-tsipìka mitsatoka amiko, na dia tsy manam - pahadisoana aza aho.
7 Aiza moa no misy lehilahy tahaka any Joba,
Izay manarampo amy ny famingavingana toy ny fisotro rano,
8 Ary tonga naman' ny mpanao ratsy
Sady miara-mandeha amy ny ratsy fanahy ?
9 Fa hoy izy : Tsy mahasoa ny olona
Ny mihavana amin' Andriamanitra.

10 Koa amin' izany mihainoa ahy, hianareo manampanahy :
Lavitra an' Andriamanitra ny hanao ratsy !

[1] *Na :* Dia. [2] *Na :* hamaly ny olona araka ny fahamarinany Izy.
[3] *Na :* hiala. [4] *Heb.* lanilaniny.

Ary lavitra ny Tsitoha ny hanao meloka!
11 Fa ny nataon' ny olona hiany no ampanodiaviny azy,
Ka mamaly ny olona rehetra araka ny làlany avy Izy.
12 Eny tokoa, Andriamanitra tsy manao ratsy mihitsy,
Ary ny Tsitoha tsy mba mamadika ny rariny.
13 Iza moa no nanendry Azy ho Mpiadidy ny tany?
Ary iza no nanorina izao tontolo izao?
14 Raha tàhiny ny tenany hiany no heveriny,
Ka hangoniny ho ao aminy ny fanahiny sy ny fofonainy,
15 Dia hiala avokoa ny ain' ny nofo rehetra,
Ary hiverina amy ny vovoka ny olona.

16 Raha manam-pahalalana hianao, dia mandrenesa izao,
Ka mihainoa ny teniko:
17 Moa mahay mifehy va izay tsy tia rariny?
Ary Ilay marina sady mahery va no hohelohinao?
18 (Mety va ny miteny amy ny mpanjaka hoe: Olom-poana hianao!
Ary amy ny zanak' andriana: Ry ilay ratsy!),—
19 Dia Ilay tsy mizaha ny tavan' ny lehibe,
Ary tsy manaja ny ambony mihoatra noho ny ambany,
Satria samy asan' ny tànany avokoa izy rehetra.
20 Maty amy ny indray mipì-maso monja amy ny mamatonalina ireny;
Eny, ringana ny olona ka tsy ao intsony;
Ary ny mahery dia lasa tsy esorin-tànana.
21 Fa ny mason' *Andriamanitra* dia mijery ny alehan' ny olona,
Ary mahita ny diany rehetra Izy.
22 Tsy misy aizina na alim-pito,
Izay hieren' ny mpanao ratsy.
23 Fa Andriamanitra tsy mba miandry aloha vao mandinika ny olona
Izay tonga hotsaraina eo anatrehany.
24 Manorotoro ny olona mahery Izy, na dia tsy manadina aza,
Ka manangana olon-kafa hisolo azy.
25 Koa hita amin' izany fa fantany ny asan' ireo,
Ka dia mamono azy amy ny alina ho torotoro Izy.
26 Tehafiny tànana tahaka ny fanao amy ny ratsy fanahy ireo[1]
Eo imason' ny vahoaka.
27 Izao no nialan' ireo tamin' Andriamanitra
Ka tsy nitandremany ny làlany akory,
28 Dia ny mba hahatonga ny fitarainan' ny malahelo eo anatrehany
Ka hampandre Azy ny fitarainan' ny ory.
29 Mangina[2] Izy, ka iza no mahay manameloka?
Ary manafin-tava Izy (ka iza no mahajery Azy?),
Na amy ny firenena, na amy ny olona tsirairay,
30 Mba tsy hanjakan' ny ratsy fanahy,
Ary tsy ho voafandrika ny vahoaka.

31 Fa moa mba efa nisy niteny tamin' Andriamanitra va nanao hoe:
Efa nanandra-tena[3] aho ka tsy hanao ratsy intsony;

---

[1] *Na:* Mamely azy toy ny famely ny ratsy fanahy Izy.
[2] *Na:* Manome fiadanana. [3] *Na:* nijaly.

32 Izay tsy hitako mba ampianaro ahy;
Raha nanao ratsy aho, dia tsy hanao intsony?
33 Moa araka ny hevitrao va no hamaliany ny ataon' ny olona, no efa nandà hianao?
Fa hianao no mifidy, fa tsy izaho,[1]
Koa izay fantatrao no ambarao.
34 Ny olona manam-panahy hilaza amiko,
Ary ny olon-kendry izay mihaino ahy hanao hoe:
35 Miteny tsy amim-pahalalana Joba,
Ary ny teniny tsy amim-pahendrena.
36 Enga anie ka hizahan-toetra mandrakariva Joba
Noho ny famaliana ataony araka ny fanaon' ny ratsy fanahy!
37 Fa ampiany fihaikana koa ny fahotany;
Miteha-tànana eto amintsika izy
Ka manao teny maro ho entimiady amin' Andriamanitra.

XXXV. Ary mbola niteny hiany Eliho ka nanao hoe:
2 Ataonao va fa marina ny nanaovanao hoe:
Ny fahamarinako mihoatra noho ny an' Andriamanitra?
3 Fa hoy hianao: Mahasoa ahy[2] manao ahoana moa?
Ary inona no soa azoko mihoatra noho ny avy amy ny fahotako?
4 Izaho no hiteny hamaly anao
Mbamy ny namanao.
5 Jereo ary ny lanitra ka izahao;
Ary tsinjovy irỳ habakabaka, —avo loatra iny ka tsy takatrao.
6 Raha manota hianao, moa mahefa inona aminy?
Ary raha maro ny fahotanao, mampaninona Azy moa izany?
7 Raha marina hianao, dia hahazoany inona moa izany?
Na inona no horaisiny avy amy ny tànanao?
8 Mihatra amy ny olona tahaka anao hiany ny ratsy ataonao;
Ary mihatra amy ny olombelona hiany ny fahamarinanao.

9 Noho ny habiazan' ny fampahoriana no itarainan' ny olona;
Eny, minananana izy noho ny sandrin' ny mahery,
10 Nefa tsy misy manao hoe:
Aiza Andriamanitra, Mpanao ahy, Izay mahatonga fiderana amy ny alina,
11 Izay manome fahalalana antsika mihoatra noho ny any ny biby ambonin' ny tany,
Dia Izay manome fahendrena antsika mihoatra noho ny any ny voro-manidina?
12 Eny, mitaraina mafy ireo (fa tsy mamaly Izy)
Noho ny fireharehan' ny ratsy fanahy.
13 Ny fitarainam-poana dia tsy mba henoin' Andriamanitra,
Ary ny Tsitoha tsy mandinika izany.
14 Na dia lazainao fa tsy mahita Azy aza hianao,
Efa mby eo anatrehany ny ady, koa tsy maintsy miandry Azy hianao.
15 Koa raha saingy tsy mihatra ny fahatezerany,

---

[1] *Na:* Moa araka ny hevitrao va no hamaliany ny olona? Fa efa nandà hianao, ka dia hianao no tsy maintsy mifidy, fa tsy izaho. [2] *Heb.* anao.

Moa dia tsy fantany tsara koa
va ny fihaikana?
16 Mba miloa-bava foana anefa
Joba
Ary manao teny maro tsy
amim-pahalalana.

XXXVI. Ary mbola nandroso niteny hiany Eliho ka nanao hoe:
2 Mahareta kely amiko, dia hambarako aminao,
Fa mbola misy teny holazaina
hanamarina an' Andriamanitra.
3 Halaiko avy lavitra ny fahalalako,
Ka hanamarina ny Mpanao
ahy aho.
4 Fa tsy lainga tsy akory ny
teniko;
Lehilahy tanteraka amy ny
fahalalana no eto aminao.

5 Indro, lehibe Andriamanitra, kanefa tsy mba mamingavinga;
Lehibe amy ny herin' ny fahalalana Izy.
6 Tsy mitsimbina ny ain' ny
ratsy fanahy Izy,
Fa manome rariny ho any ny
ory.
7 Tsy mampiala ny masony amy
ny marina Izy;
Eo amy ny mpanjaka ambonin' ny seza fiandrianany
No ampitoerany azy ho mandrakizay, ka dia tafasandratra.
8 Ary raha voafatotra amy ny
gadra izy
Sy voafehy amy ny tadin' ny
fahoriana,
9 Dia ambarany azy ny asany
sy ny fahotany,
Fa efa nanandra-tena izy
ireny.
10 Dia manokatra ny sofiny hihaino fananarana Izy
Ka mandidy azy hibebaka
hiala amy ny ratsy.
11 Raha mihaino ka manaiky
Azy izy,
Dia lany amy ny fiadanana ny
androny,
Ary ny taonany amy ny fahafinaretana.
12 Fa raha tsy mihaino kosa izy,
Dia ho voan' ny fiadiana
Ka ho faty tsy amim-pahalalana.
13 Fa ny mpihatsaravelatsihy[1]
dia mirakitra fahatezerana;
Tsy mitaraina izy, na dia afatony aza;
14 Ka dia maty raha mbola tanora izy,
Eny, afaka ny ainy eo amy ny
olom-betaveta,[2]
15 Fa ny fahorian' ny ory kosa
no entin' Andriamanitra
mamonjy azy,
Ary ny manjo azy no entiny
manokatra ny sofiny.

16 Ary na dia hianao aza dia
ampialainy amy ny fahaterena
Ho amy ny malalaka izay tsy
misy mahatery;
Ary ny matavy indrindra no
aroso ho eo ambonin' ny
latabatrao.
17 Nefa raha fatra-pikikitra amy
ny adin' ny ratsy fanahy
hianao,
Dia hihazona *anao* ny ady sy
ny fanamelohana;[3]
18 Aoka tsy hampirisika anao
hiteny ratsy ny fahatezerana,
Ary aoka tsy hampivily hevitra anao ny halehiben' ny
avotra.
19 Moa hahatonga anao ho ao

---

[1] *Na:* ratsy fanahy. [2] *Dia ny olona mpanolo-tena ho amy ny fijangajangana ho fanompoan-tsampy; izahao Deo.* xxiii. 18. [3] *Na:* Dia hifanakaiky ny ady sy ny fanamelohana.

amin' izay tsy misy fahoriana va ny fitarainanao
Na izay rehetra tratry ny fahatanjahana?
20 Aza irinao ny hihavian' ny alina,
Izay ampialana ny olona amy ny fitoerany.
21 Tandremo, aza mivily ho amy ny ratsy;
Fa saingy ozoim - pahoriana hianao, dia mifidy izany.

22 Indro, Andriamanitra miasa amy ny heriny mampiseho ny fisandratany;
Iza no mba mpampianatra tahaka Azy?
23 Iza no efa nandidy Azy ny amin' izay làlan-kalehany?
Ary iza no efa nilaza taminy hoe: Efa nanao ratsy Hianao?
24 Tsarovy ny hankalaza ny asany,
Izay efa nataon' ny olona ankira.
25 Fa faly mahita izany ny olona rehetra;
Ary jeren' ny zanak' olombelona eny lavitra eny izany.
26 Indro, lehibe Andriamanitra, ka tsy takatry ny saintsika Izy;
Ary tsy hita isa ny taonany.
27 Fa mampisavoana ny rano Izy,
Dia milatsaka ho ranonorana aman-javona izany,
28 Izay aidin' ny rahona
Ka alatsany amy ny olona maro be.
29 Ary koa, iza moa no mahalala ny amy ny fivelatry ny rahona
Sy ny fikotrokotroka ao andainy?
30 Indro, mamelatra ny fahazavany eo amboniny Izy
Ary manao ny fanambanin' ny ranomasina ho firakofany.
31 Fa ireny zavatra ireny no itsarany ny firenena
Sady anomezany hanina betsaka.
32 Mifono fahazavana ny tànany,
Ary baikoiny iny mba hahavoa ny fahavalony;[1]
33 Ny fikotrokotrony dia manambara Azy,
Ary ny omby aman-ondry koa aza milaza ny hihaviany.

XXXVII. Eny, izany no mampitepotepo ny foko
Ka mampiemponempona azy hiala amy ny fitoerany.
2 Mihainoa dia mihainoa ny fikotrokotroky ny feony
Sy ny rohona izay mivoaka avy amy ny vavany.
3 Mandefa izany ho eny ambanin' ny lanitra rehetra Izy,
Ary ny helatra[2] hatramy ny faran' ny tany.
4 Manarakaraka izany, dia misy feo mirohondrohona;
Mampikotrokotroka ny feon' ny fahalehibiazany Izy,
Ka rehefa re ny feony, dia tsy sakanany *ny helatra.*
5 Mahagaga ny fikotrokotrok' Andriamanitra amy ny feony;
Manao zava-dehibe tsy takatry ny saintsika Izy.
6 Fa ny orampanala baikoiny hoe: Milatsaha eny ambonin' ny tany hianao;
Ary toy izany koa ny ranonorana mivatravatra, eny, dia ny ranonorany mivatravatra mafy.
7 Mampiohona[3] ny tànan' ny olona rehetra Izy,
Mba samy hahalala izany ny olona rehetra izay nataony;

[1] *Na:* Ary baikoiny iny toy ny fanaon' ny mpikendry zavatra. [2] *Heb.* fahazavany.
[3] *Heb.* Manisy tombo-kase.

8 Ary miditra ao am-piereny koa
ny bibi-dia
Ka mamitsaka ao an-davany.
9 Avy any atsimo[1] ny tadio,
Ary entin' ny *rivotra* avy any
avaratra[2] ny hatsiaka.
10 Ny fofonain' Andriamanitra
mahamisy ranomandry,
Ka voageja ny rano mala-
laka.
11 Ny rahona matevina tambe-
sarany rano,
Ary ny rahon' ny helatra[3] dia
ampieleziny;
12 Dia mihodinkodina araka ny
fitarihany azy ireo
Hanatanteraka izay rehetra
andidiany azy
Eny ambonin' ny tany eran'
izao tontolo izao,[4]
13 Na alatsany ho famaizana—
Raha tokony ho any ny taniny
izany—na ho famindrampo
kosa.[5]

14 Mihainoa izany, ry Joba;
Mijanòna, ka mba diniho ny
fahagagana ataon' Andria-
manitra.
15 Fantatrao va ny fanamboaran'
Andriamanitra ireny
Sy ny fampitselatselany ny
helatry[3] ny rahony?
16 Fantatrao va ny fihevahevan'
ny rahona matevina,
Dia ny fahagagana ataon' Ilay
tanteraka amy ny fahala-
lana?
17 Hianao izay mahatsiaro ny
fitafianao ho mafana,
Raha migaingaina ny andro
azon' *ny rivotra* avy any
atsimo,
18 Moa hianao niara-nanao
taminy va, raha namelatra
ny habakabaka Izy,
Izay mitoetra mafy toy ny
zavatra manganohano natao
an-idina?
19 Mba ampianaro anay ary izay
holazainay aminy;
Fa tsy hitanay izay halahatray
noho ny aizina.
20 Holazaina aminy va, raha
miteny aho?
Moa misy olona maniry ho
levona[6] tokoa va?
21 Tsy hita ankehitriny ny ma-
zava,
Izay mamirapiratra any amy
ny rahona;
Nefa raha mandalo ny rivotra,
dia mampisava azy hiany
izany.
22 Avy any avaratra no ihavian'
ny mazava mitarehim-bola-
mena;[7]
Ao amin' Andriamanitra ny
voninahitra mahatahotra.
23 Ny Tsitoha, tsy mahita Azy
isika;
Izay lehibe amy ny hery sy ny
fitsarana mbamy ny faha-
marinana tanteraka dia tsy
mba mampahory.[8]
24 Koa izany no atahoran' ny
olona Azy;
Tsy mety mijery izay manao
azy ho hendry[9] Izy.

*Ny teny navaliny Jehovah any Joba.*

XXXVIII. ARY teo anatin' ny tafio-drivotra Jehovah dia namaly any Joba ka nanao hoe:
2 Iza moa izato manao izay
hahamaizina ny fisainana
Amy ny teny tsy misy faha-
lalana?
3 Misikìna ary tahaka ny lehi-
lahy;
Fa hanadina anao Aho, ka
valio:—

[1] *Heb.* efi-trano; *izahao Job.* ix. 9. [2] *Heb.* avy amin' ireo mpanahakahaka.
[3] *Heb.* fahazavany. [4] *Na:* eny ambonin' izao tontolo izao ho amy ny tany.
[5] *Na:* alatsany ho famaizana, na hahasoa ny taniny, na ho famindrampo.
[6] *Heb.* miteny ta-hatelina. [7] *Heb.* ihavian' ny volamena. [8] *Na:* mamaly.
[9] *Heb.* ny hendry am-po; *na:* Tsy misy mahita Azy ny hendry am-po rehetra.

4 Taiza ary hianao, fony Aho
nanorina ny tany;
Ambarao, raha hainao.
5 Iza ary no nandidy izay ho
refiny, raha fantatrao?
Ary iza no nanenjana ny famo-
laina teo aminy?
6 Teo amin' inona no nanore-
nana ny vodi-andriny,
Ary iza no nametraka ny vato
fehizorony,
7 Raha niara-nihira ny kintan'
ny maraina,
Ary nihoby avokoa ireo zanak'
Andriamanitra?

8 Ary *iza no* nanao varava-
rana misakana ny rano-
masina,
Raha nibosesika nivoaka avy
tany am-bohoka izy,
9 Raha nanao ny rahona ho
fitafiany Aho
Ary ny aizim-pito ho fonony,
10 Ary nandidy ny ho fetrany
Sady nanisy hidy sy varava-
rana
11 Ka nanao hoe: Hatreto no
azonao androsoana ka tsy
hihoatra,
Ary eto no hampijanonana ny
fisafoaky ny onjanao?

12 Hatrizay niainanao moa
mba efa nandidy ny ma-
raina va hianao?
Efa notoroanao ny fitoerany
va ny fipoak' andro,
13 Mba horaisiny ny sisin' ny
tany,
Ka hakopakopany hiala ny
ratsy fanahy,
14 Ary hiova tahaka ny tani-
manga tombohin-kase ny
endriny,
Ka hiseho tahaka ny lamba
misoratra [1] ny tarehiny,
15 Ary hosakanana ny fahaza-
van' ny ratsy fanahy,
Ka ho tapaka ny sandry nain-
gaina?

16 Moa efa niditra hatrany
amy ny loharanon-drano-
masina va hianao,
Ary efa nandehandeha tany
amy ny fanambanin' ny
lalina?
17 Moa efa naharihary taminao
va ny vavahadin' ny faha-
fatesana?
Ary efa hitanao va ny vava-
hadin' ny aloky ny faha-
fatesana?
18 Moa efa voadinikao ny hatrany
amy ny fahalalahan' ny
tany?
Ambarao ary, raha fantatrao
izany rehetra izany.

19 Aiza ary no làlana ho any
amy ny fonenan' ny ma-
zava?
Ary aiza no fitoeran' ny mai-
zina?
20 Mba hitondranao izany ho
amy ny faran' ny alehany,
Ary ho fantatrao ny làlana ho
any an-tranony.
21 Eny, fantatrao mantsy izany,
satria efa teraka hianao
tamin' izay,
Ary maro ny isan' ny andro-
nao!

22 Moa efa niditra tany amy
ny firaketana ny oram-
panala va hianao?
Ary efa hitanao va ny firake-
tana ny havandra,
23 Izay voatahiriko ho amy ny
andro fahoriana,
Dia ny andro misy ady sy ta-
fika?

24 Aiza moa no làlana izaraza-
rana ny mazava
Sy ielezan' ny rivotra avy any
atsinanana ho etỳ ambonin'
ny tany?
25 Iza moa no nihady làlan-drano
ho any ny ranonorana miro-
tsaka be,

[1] *Heb.* fitafiana.

Sy làlan-kaleha ho any ny
helatry ny kotrokorana,
26 Handatsaka ranonorana ambonin' ny tany izay tsy
itoeran' olona,
Dia any amy ny efitra tsy
misy mponina,
27 Mba hahavonto ny efitra sy
ny tany foana,
Ary hampitsimoka ny ahitra
vao mitsiry?

28 Manan-dray va ny ranonorana?
Ary iza kosa no miteraka ny
ranon' ando?
29 Kibon' iza moa no nihavian'
ny ranomandry?
Ary ny vongam-panala avy
amy ny lanitra, iza no niteraka azy?
30 Tonga mafy toy ny vato ny
rano,
Ary mitambatra ny fanambonin' ny lalina.

31 Mahavòna ny kofehin' ny Ikotokelimiadilaona va hianao,
Ary mahavaha ny Telonohorefy?
32 Mahavoaka ny Mazarota[1]
amy ny fotoany va hianao?
Ary mahatondra ny Bera mbamy ny zanany va hianao?
33 Fantatrao va ny lalàn' ny
lanitra?
Ary manendry ny fanapahan'
ireny ny tany va hianao?

34 Mahasandratra ny feonao
ho amy ny rahona matevina va hianao,
Mba hanafotra anao ny rano
mandriaka?
35 Mahay mandefa ny helatra va
hianao,
Ka ho avy ireo hilaza aminao
hoe: Indreto izahay?
36 Iza moa no nanao ny rahona
matevina ho fitoeram-pahendrena,
Ary irerỳ miseho erỳ an-danitra ho fampisehoana ny fahalalana?[2]
37 Iza moa no manam-pahendrena
mahisa ny rahom-potsy manify?
Ary iza no mahatankina ny
fitoeran-dranon'[3] ny lanitra,
38 Hitambaran' ny vovoka ho
dilatra
Sy hivonganany ho bainga?

39 Mahay mihaza toha ho any
ny liom-bavy va hianao,
Sy mahafaka ny fahalianan'
ny liona tanora,
40 Raha mamitsaka ao amy ny
fitoerany izy
Ary manotrika ao amy ny
kirihitrala?
41 Iza moa no manome hanina
ny goaika,
Raha mitaraina amin' Andriamanitra ny zanany
Ka mirenireny tsy mahita
hanina?

XXXIX. Fantatrao va ny fotoana
fiterahan' ny osi-dia eny
amy ny harambato?
Voahevitrao va ny fiterahan'
ny dieravavy?
2 Mahisa ny andro ahatanterahany[4] va hianao?
Ary fantatrao va ny fotoana
fiterahany?
3 Miondrika izy ka teraka,
Sady alefany ny faharariany.
4 Donga ny zanany, mihalehibe
any an-efitra ireny;
Mivoaka izy ka tsy mety
miverina intsony.

5 Iza moa no nandefa ny
boriki-dia ho karenjy?
Ary iza no efa namaha ny
fatoran' ny boriki-dia,

---

[1] Anaran-kintana; ny Zodiaka (?). [2] *Na:* Iza no nanisy fahalalana ao am-pon' ny olona? Ary iza no nanome fahalalana ho ao an-tsaina? [3] *Heb.* siny hoditra. [4] *Heb.* ny volana taperiny.

6 Izay nomeko ny tani-hay ho fitoerany
Ary ny tanin-tsira ho fonenany?
7 Ihomehezany ny fitabatabana ao an-tanàna;
Tsy ahoany akory ny fiantsoantson' ny mpampandeha;
8 Any an-tendrombohitra rehetra any no fihinanany,
Ary mitady ny zava-maitso rehetra izy.

9 Mba mety manompo anao va ny ombimanga,
Na handry ao am-pahitrao amy ny alina?
10 Mahafatotra ny ombimanga amy ny mahazaka ho ao am-bavasanao va hianao?
Na mety manaraka anao handravona bainga any andohasaha va izy?
11 Azonao itokiana va izy, satria lehibe ny heriny?
Ary havelanao hataony va ny asanao?
12 Azonao itokiana hitondra ny varinao mody va izy
Sy hanangona izany ho eo ampamoloanao?

13 Mikopakopaka noho ny hafaliana ny elatry ny ostritsa;
Nefa mahalemy fanahy azy va ny elany sy ny volony?
14 Tsia, fa mandao ny atodiny ao amy ny tany izy
Ka mamela azy ho afanain' ny vovoka,
15 Ary tsy ahìny izay ho voaporitry ny tongotra ireo,
Na ho voahitsaky ny bibi-dia.
16 Tsy tia ny zanany izy, fa ataony hoatra ny tsy azy ireny;
Efa very foana izay nisasarany, nefa tsy ahoany akory izany;
17 Fa efa nampanadinoin' Andriamanitra ny fahendrena izy
Ary tsy nomeny anjara-fahalalana.
18 Raha mikopakopaka elatra toa hanidina izy,
Dia ihomehezany ny soavaly sy ny mpitaingina azy.

19 Moa manome hery ny soavaly va hianao,
Na manarona vombo mihofahofa ny vozony?
20 Mahay mampitsipika azy tahaka ny valala va hianao?
Mahatsiravina ny hamafin' ny fiefonefony!
21 Mihehy ao amy ny lohasaha izy ka mifalifaly noho ny heriny;
Mandroso hanetra ny ady [1] izy.
22 Mihomehy ny tahotra izy, fa tsy mety mivadi-po
Ary tsy mianotra amy ny sabatra.
23 Mifioka eny amboniny ny zana-tsipìka [2]
Sy ny lefona manelatselatra ary ny lefompohy.
24 Miriotra mafy [3] amy ny fahavinirana sy ny fahatezerana izy
Ka tsy mety mijanona intsony, rehefa maneno ny anjomara.[4]
25 Na oviana na oviana no anenoan' ny anjomara dia mihiaka izy.
Ary manimbolo ny ady izy, raha mbola lavitra,
Dia ny akoralava sy ny fitatabataban' ny manamboninahitra.

26 Ny fahendrenao va no mampanidina ny hitsikitsika
Sy mampamelatra ny elany hianatsimo?
27 Noho ny didinao va no iakaran' ny voromahery
Sy anaovany ny akaniny eny an-dringiringy?

---

[1] *Heb.* fiadiana. [2] *Heb.* tranon-jana-tsipìka. [3] *Heb.* Mitelina ny tany.
[4] *Na:* Tsy mino izy fa feon' ny anjomara izany.

28 Eny amy ny harambato no itoerany sy anaovany ny akaniny,
Dia eo an-tampon' ny harambato sy ao amy ny fiarovana;
29 Any no itazanany remby;
Mahatsinjo lavitra ny masony.
30 Mitsentsitra ra ny zanany,
Ary izay itoeran' ny faty, dia any izy.

*Ny nanekeny Joba ny fahadisoankeviny, sy ny navaliny Jehovah azy.*

XL. ARY Jehovah mbola namaly any Joba nanao hoe:
2 Hiady amy ny Tsitoha va io mpanadidy Azy io?
Aoka ny mananatra an' Andriamanitra no hamaly!

3 Ary Joba dia namaly any Jehovah ka nanao hoe:
4 Indro, tsinontsinona aho, ka inona no azoko avaly Anao?
Hitampim-bava aho izao.
5 Efa niteny indray mandeha aho, ka tsy hamaly intsony;
Eny, indroa aza, fa tsy hanampy teny intsony aho.

6 Dia namaly any Joba teo amy ny tafio-drivotra Jehovah ka nanao hoe:
7 Misikìna tahaka ny lehilahy;
Fa hanadina anao Aho, ka ampahafantaro Aho:—
8 Hanaisotra ny rariny amiko va hianao?
Hanameloka Ahy va hianao, mba hanamarina ny tenanao kosa?
9 Manan-tsandry tahaka ny an' Andriamanitra va hianao?
Ary mahay mampikotrokotropeo tahaka ny Azy va hianao?
10 Miravaha fahalehibiazana sy tabiha hianao,
Ary mitafia famirapiratana sy voninahitra;
11 Alefaso ny fahatezeranao mirehitra;
Ary jereo ny avonavona rehetra, ka ampietreo.
12 Eny, jereo ny avonavona rehetra, ka aongàny;
Ary apotrahy eo amy ny fitoerany hiany ny ratsy fanahy.
13 Asitriho ao amy ny vovoka avokoa izy rehetra;
Saròny ao amy ny fiafenana ny tavany.
14 Fa Izaho kosa dia hidera anao,
Satria mahavonjy anao ny tànanao ankavanana.

15 He! jereo ange ny behemota,[1] izay nataoko tahaka ny nanaovako anao hiany:[2]
Mihinana ahitra tahaka ny omby izy.
16 Indro, eo amy ny valahany ny heriny,
Ary eo amy ny ozatra amy ny kibony ny tanjany.
17 Henjaniny ny rambony ho tahaka ny hazo sedera;
Mifaniditriditra ny ozatra amy ny feny.
18 Ny taolany dia tahaka ny fantsom-barahina,
Eny, tahaka ny anja-by ny taolany.
19 Voalohany amy ny asan'[3] Andriamanitra izy;
Ny Mpanao azy no nanome sabatra azy.
20 Mamoaka hanina ho azy ny tendrombohitra,
Izay ilalaovan' ny bibi-dia rehetra.
21 Eo ambanin' ny hazo lota no andriany,
Any am-pierena anaty zozoro sy fotaka.

[1] hipopotamosy. [2] *Na:* ho eo aminao. [3] *Heb.* làlan'.

22 Manalokaloka azy ny hazo
lota;
Ary ny hazomalahelo eny
amoron' ny ony no mano-
didina azy.
23 Indro, na dia maria aza ny
ony, tsy manahy izy;
Matoky izy, na dia misy Jor-
dana migorodana amy ny
vavany aza.
24 Moa misy mahasambotra azy
va, raha mihiratra ny ma-
sony?
Raha azon' ny fandrika izy,
misy mahatsindrona ny
orony va?

25 Mahasarika ny mamba [1]
amy ny farango va hianao,
Na mahafatotra ny lelany amy
ny mahazaka?
26 Mahisy tady zozoro amy ny
orony va hianao,
Na mahaboroaka ny valano-
ranony amy ny fintana?
27 Hifon-jato amin-arivo aminao
va izy,
Na hanao teny malefaka ami-
nao?
28 Hanao fanekena aminao va
izy?
Azonao alaina ho andevonao
mandrakizay va izy?
29 Hilalao azy tahaka ny filalao
voron-kely va hianao?
Ary hamatotra azy ho any ny
zazavavy ao aminao va hia-
nao?
30 Hataon' ny mpaka hazandrano
varotra va izy,
Ka hotsinjarainy amy ny
mpandranto?
31 Mahafeno lefompohy ny ho-
diny va hianao,
Na firombaka amy ny lohany?
32 Atehefo aminy ange ny tà-
nanao;
Raha tsaroanao ny ady, dia
tsy hanindroa intsony hia-
nao.

XLI. Indro, foana ny fihendrena
azy;
Tsy mahakivy va na dia ny
fijery azy aza?
2 Tsy misy sahy manao vi-very
hanaitra azy;
Koa iza kosa no mahajanona
eo anatrehako?
3 Iza no nanome Ahy aloha
mba hamaliako azy?
Ny eny ambanin' ny lanitra
rehetra dia Ahy avokoa.

4 Tsy mbola hangina Aho
ny amy ny momba ny
tenany
Sy ny heriny ary ny faha-
tsaran' ny endriny.
5 Iza no mahasonga ny fitafiany
anoloany,
Na iza no sahy hiditra ao amy
ny nifiny roa sosona?
6 Iza no mahasokatra ny vara-
varan' ny tavany?
Mahatsiravina ny nifiny
manodidina!
7 Reharehany ny faharaoraon'
ny kirany,[2]
Mihidy avokoa toy ny voape-
taka mafy amy ny tombo-
kase ireo;
8 Mikirindro ireo
Ka tsy azon' ny rivotra idirana
eo anelanelany.
9 Mifanindry lany ireo
Sady mifaniditra ka tsy azo
sarahina.
10 Ny fieviny dia mampamirapi-
ratra fahazavana,
Ary ny masony dia tahaka ny
hodimason' ny maraina.
11 Lelafo no mivoaka avy amy
ny vavany;
Kilalaon' afo no mipariaka
avy aminy.
12 Ny vavorony dia ivoahan' ny
setroka,
Tahaka ny avy amy ny vilany
mangotraka, na amy ny
fahandroana.[3]

---

[1] *Heb.* leviatana. [2] *Heb.* ampingany. [3] *Na:* afon-kerana.

13 Ny fofonainy mampirehitra arina,
Ary misy lelafo mivoaka avy amy ny vavany.
14 Ny vozony no itoeran' ny hery;
Ary mibitaka eo alohany ny fampahatahorana.
15 Mivalombalona ny hotraka amy ny tenany;
Mafy ireny ka tsy azo endahana.
16 Mafy tahaka ny vato ny fony;
Eny, mafy tahaka ny vato fikosoham-bary.
17 Raha mitsangana izy, dia raiki-tahotra ny mahery;
Eny, tora-kovitra ireo ka tsy mahavoa.
18 Raha misy mamely azy amy ny sabatra, dia tsy mahalaitra,
Na amy ny lefompohy, na ny firombaka, na ny zana-tsipìka.
19 Ataony toy ny mololo ny vy,
Ary toy ny hazo momoka ny varahina.
20 Tsy mampandositra azy ny zana-tsipìka;
Ataony ho toy ny vodivary ny vaton' antsamotady.
21 Ataony ho toy ny vodivary koa ny langilangy;
Ihomehezany ny fanetsehana ny lefona.
22 Ny takibany dia tahaka ny tavim-bilany maranitra;
Mamelatra fivelezam-bary maranitra eo amy ny fotaka izy.
23 Mampandevy ny lalina ho tahaka ny ao am-bilany izy;
Manao ny ranomasina ho tahaka ny vilany misy menaka manitra izy.
24 Mampahazava ny làlana eo aoriany izy;
Ataon' ny olona ho toy ny volo fotsy ny lalina.
25 Tsy misy tahaka azy eny ambonin' ny tany,
Izay voaforona tsy hahalala tahotra.
26 Ny avo rehetra jereny avokoa;
Mpanjakan' ny bibi-dia rehetra izy.

*Ny teny farany nataony Joba, sy ny nanomezan' Andriamanitra azy fiadanana indray.*

XLII. ARY Joba dia namaly any Jehovah ka nanao hoe:
2 Fantatro fa hainao avokoa ny zavatra rehetra,
Ary tsy azo ferana ny fisainanao.
3 Iza no mahatakona ny fisai*nanao* amy ny tsi-fahalalana?
Koa dia nilaza izay tsy fantatro aho,
Dia zava-mahagaga loatra amiko, izay tsy takatry ny saiko.
4 Mifona aminao aho, mihainoa, fa hiteny aho;
Hanontany Anao aho, ka ampahafantaro.
5 Fandrenesan' ny sofina hiany no nandrenesako Anao;
Fa ankehitriny izao kosa dia ny masoko no mahita Anao;
6 Koa dia miaiky sy mibebaka
Eto amy ny vovoka sy ny lavenona aho.

7 Ary rehefa voalazany Jehovah
taminy Joba izany teny izany, dia
hoy koa Izy taminy Elifaza Temanita: Mirehitra aminao sy ny sakaizanao roa lahy ny fahatezerako, satria tsy mba marina tahaka ny filàzany Joba mpanompoko ny filàzanareo Ahy.
8 Koa ankehitriny
makà vantotr' ombilahy fito sy ondrilahy fito ho anareo, ary mankanesa ao aminy Joba mpanompoko, ka manatera fanatitra odorana ho anareo; ary Joba mpanompoko no hifona ho anareo, fa izy no hankasitrahako, fandrao hamaly anareo araka ny fahadalanareo Aho, satria

tsy marina tahaka ny filàzany Joba
mpanompoko ny filàzanareo Ahy.
9 Dia nandeha Elifaza Temanita
sy Bildada Sohita ary Zofara Nama-
tita ka nanao araka izay nandidiany
Jehovah azy; ary Jehovah dia nan-
kasitraka any Joba.
10 Ary Jehovah nampody ny
fiadanany Joba, raha nivavaka ho
any ny sakaizany izy, ka dia na-
nome azy indroa toraka izay nana-
nany fahiny Izy.
11 Dia avy ny rahalahiny rehe-
tra sy ny anabaviny rehetra ary ny
olona rehetra izay fantany fahiny
ka nankao aminy ary niara-nihinana
taminy tao an-tranony ary nitsapa
alahelo sady nampionona azy noho
ny fahoriana rehetra izay efa naha-
trany Jehovah taminy; ary samy
nanome azy vakim-bola[1] iray avy
sy kavim-bolamena iray avy izy
rehetra.
12 Ary Jehovah nitahy ny nia-
farany Joba mihoatra noho ny voalo-
hany, ka nanana ondry aman-osy
efatra arivo amby iray alina sy ra-
meva enina arivo sy omby roa arivo
ary borikivavy arivo izy.
13 Ary
nanan-janaka fito lahy sy vavy telo
koa izy,
14 ka ny anaran' ny zokiny
nataony hoe Jemima, ary ny ana-
ran' ny manarakaraka Kezia, ary ny
anaran' ny faravavy Kerena-hapoka.
15 Ary tsy nisy vehivavy tsara
tarehy tahaka ny zanakavaviny
Joba hita tany amy ny tany rehe-
tra; ary niara-nomen-drainy lova
tamy ny anadahiny izy.
16 Ary mbola velona efa-polo
amby zato taona Joba taorian' izany
ka nahita ny zanani-lahy sy ny
zafiny ka hatramy ny zafin-dohaliny
aza.
17 Dia maty Joba, rehefa
tratrantitra ka ela niainana.[2]

---

# NY SALAMO.

---

*Ny tsi-fitovian' ny tsara fanahy sy ny ratsy fanahy.*

I. SAMBATRA ny olona
Izay tsy mandeha eo amy ny
fisainan' ny ratsy fanahy,
Ary tsy mijanona eo amy ny
làlana falehan' ny mpanota,
Ary tsy mipetraka eo amy ny
fipetrahan' ny mpaniratsira;
2 Fa ny lalàny Jehovah no
sitrany;
Eny, ny lalàny no saintsaininy
andro aman-alina.
3 Dia tahaka ny hazo ambolena
eo amoron' ny rano velona
izy,
Izay mamoa amy ny fotoany,
Ny raviny koa tsy mba malazo;
Ary ny asany rehetra dia atao-
ny lavorary avokoa.

4 Fa tsy mba toy izany ny
ratsy fanahy,
Fa toy ny akofa aelin' ny
rivotra izy.
5 Ary noho izany ny ratsy fa-
nahy dia tsy hahajanona eo
amy ny fitsarana,
Na ny mpanota eo amy ny
fiangonan' ny marina.
6 Fa fantatry Jehovah ny làlan'
ny marina,
Fa ny làlan' ny ratsy fanahy
kosa dia mankany amy ny
fahaverezana.

---

[1] *Heb.* kesita; *izahao Gen.* xxxiii. 19.

[2] *Heb.* voky andro; *izahao Gen.* xxv. 8.

*Ny mpikomy amin' Andriamanitra sy ny Mesiany.*

II. NAHOANA no mitabataba ny jentilisa,
Ary misaina anoano foana ny firenena?
2 Ireo mpanjakan' ny tany mitsangana,
Ary ny mpanapaka miaramioko
Hanohitra any Jehovah sy ny Mesiany ka manao hoe:
3 "Aoka hotosantsika ny fatoramtorany,
Ka hariantsika hiala amintsika ny famehezany."

4 Izay mipetraka any andanitra mihomehy,
Ny Tompo maneso ireo.
5 Dia hiteny azy amy ny fahavinirany Izy
Ka hampangorohoro azy amy ny fahatezerany hoe:
6 "Izaho kosa efa nanendry ny Mpanjakako
Tamboniny Ziona, tendrombohitro masina."

7 "Hilaza zava - boatendry Aho;
Jehovah nilaza tamiko hoe: Zanako Hianao,
Izaho niteraka Anao andro any.
8 Mangataha amiko, dia homeko ho lovanao ny jentilisa
Ary ny faran' ny tany ho fanananao.
9 Hotorotoroinao amy ny tehimby izy;
Toy ny famaky vilany tany no hanamontsamontsananao azy."

10 Ary amin' izany dia hendre hianareo, ry mpanjaka;
Minoa anatra hianareo, ry mpitsaran' ny tany.
11 Manompoa any Jehovah amy ny fahatahorana,
Ary mifalia amy ny fangovitana.
12 Manoroha ny Zanaka, fandrao ho tezitra Izy, ka ho very eny an-dàlana hianareo;
Fa vetivety dia hirehitra ny fahatezerany.
Sambatra izay rehetra mialoka aminy.

*Ny fahatokian' izay manana an' Andriamanitra ho Mpiaro, na dia be aza ny fahavalony.*

III. Salamo nataony Davida, fony izy nandositra any Absaloma zanany.

2 JEHOVAH O, akory izato hamaroan' ny mampahory ahy!
Maro no mitsangana hanohitra ahy.
3 Maro no milaza ny fanahiko hoe:
Tsy manam-pamonjena amin' Andriamanitra izy. [Sela.]

4 Kanjo Hianao, Jehovah ô, no ampinga manodidina ahy,
Voninahitro sy mpanandratra ny lohako.
5 Amy ny feoko no iantsoako any Jehovah,
Ary any an-tendrombohiny masina no mamaly ahy Izy. [Sela.]
6 Izaho nandry ka natory;
Nifoha aho, satria Jehovah no manohana ahy.
7 Tsy hatahotra olona alinalina aho,
Izay milahatra manodidina hamely ahy.

8 Mitsangàna, Jehovah ô; vonjeo aho, Andriamanitro ô;
Fa efa namely ny takolaky ny fahavaloko rehetra Hianao;
Ny nifin' ny ratsy fanahy novakivakinao.

9 Any Jehovah ny famonjena;
Ho amy ny olonao anie ny fitahianao.[1] [Sela.]

*Fivavaky ny azom-pahoriana, sy fanantenany an' Andriamanitra.*

IV. Ho any ny mpiventy hira. Hampiarahina amy ny valiha. Salamo nataony Davida.

2 RAHA miantso aho, mamalia ahy, ry Andriamanitry ny fahamarinako ô;
Raha tao an-katerena aho, dia nohalalahinao toerana;
Mamindrà fo amiko, ka henoy ny fivavako.

3 Ry lehibe, mandra-pahoviana no hataonareo ho henatra ny voninahitro,
Ary ho tia zava-poana sy hamoron-dainga hianareo? [Sela.]
4 Kanefa aoka ho fantatrareo fa efa navahany Jehovah ho Azy ny tsara fanahy;[2]
Jehovah hihaino, raha miantso Azy aho.
5 Tezera,[3] fa aza manota;
Mieritrereta eo am-pandrianareo, ka mangìna. [Sela.]
6 Manatera fanati - pahamarinana,
Ary matokia any Jehovah.

7 Maro no miteny hoe: Iza no haneho soa antsika?
Asandrato aminay ny fahazavan' ny tavanao, Jehovah ô.
8 Efa nasianao fifaliana ny foko
Mihoatra noho ny tamy ny taona nahabetsahan' ny variny sy ny ranom-boalobony.
9 Handry amy ny fiadanana aho, ka dia hatory miaraka amin' izay,
Satria Hianao, Jehovah ô, no mampitoetra ahy mitokana irery tsy manana ahiahy.

*Salamo hatao amy ny maraina, milaza ny amy ny olona mahazo manatona an' Andriamanitra sy ny hitsarana ny ratsy fanahy.*

V. Ho any ny mpiventy hira. Hampiarahina amy ny sodina. Salamo nataony Davida.

2 JEHOVAH ô, henoy ny teniko;
Fantaro ny eritreritro.
3 Henoy ny feon' ny fitarainako, ry Mpanjakako sy Andriamanitro ô;
Fa Hianao no ivavahako.
4 Jehovah ô, maraina no handrenesanao ny feoko;
Maraina no hivavahako[4] aminao, ka hanandrandra aho.

5 Fa tsy Andriamanitra mankasitraka izay ratsy Hianao;
Tsy hitoetra aminao ny ratsy.
6 Tsy hahazo mijanona eo imasonao ny mpirehareha;
Halanao ny mpanao ratsy rehetra.
7 Haringanao ny mpiteny lainga;
Ny olona mpandatsa-dra sy mpamitaka dia ataony Jehovah ho zava-betaveta.
8 Fa izaho kosa noho ny haben' ny famindramponao dia hiditra ao an-tranonao;
Hiankohoka manatrika ny lapanao masina amy ny fahatahorana Anao aho.

9 Jehovah ô, tariho amy ny fahamarinanao aho noho ny amy ny mpampahory ahy;
Ataovy marina eo anoloako ny làlanao.
10 Fa tsy misy azo itokiana ny aloaky ny vavany;
Ny ao anatiny dia tena faharatsiana;[5]
Fasana misokatra ny tendany;

---

[1] *Na:* Ho amy ny olonao ny fitahianao. [2] *Na:* fa efa nomeny Jehovah voninahitra ny olo-masiny. [3] *Na:* Mangovita. [4] *Heb.* handaharako. [5] *Na:* lavaka mitanatana.

Mandambolambo ny lelany
izy.
11 Helohy izy, Andriamanitra ô;
Aoka ho lavon' ny saina ataony
izy;
Roahy izy noho ny haben' ny
fahotany,
Satria efa niodina taminao.

12 Dia hifaly izay rehetra mia-
loka aminao;
Hihoby mandrakariva izy, koa
miarova azy Hianao;
Ka dia ho ravoravo aminao
izay tia ny anaranao.
13 Fa Hianao, Jehovah ô, mitahy
ny marina;
Fankasitrahana no ataonao
manodidina azy toy ny am-
pinga lehibe.

*Fivavaky ny olona anarin' Andria-manitra.*

VI. Ho any ny mpiventy hira. Hampiarahina amy ny valiha. Al-hasheminith. Salamo nataony Davida.

2 JEHOVAH O, aza ny fahate-
zeranao no ananaranao ahy,
Ary aza ny fahaviniranao no
amaizanao ahy.
3 Mamindrà fo amiko, Jehovah
ô, fa reraka aho;
Sitrano aho, Jehovah ô, fa
mihozohozo ny taolako.
4 Ny fanahiko koa dia mango-
vitra loatra;
Fa Hianao, Jehovah ô, mandra-
pahoviana?

5 Miverena, Jehovah ô, afaho
ny fanahiko;
Vonjeo aho noho ny famin-
dramponao.
6 Fa tsy misy fahatsiarovana
Anao any amy ny fahafate-
sana,
Any amy ny fiainan-tsi-hita[1]
iza no hidera Anao?
7 Efa sasatry ny misento aho;
Mampitsinkafona ny farafa-
rako isan-alina aho
Sady mahampo-dranomaso ny
fandriako.
8 Lanin' alahelo ny masoko;
Efa pahina izy amy ny ataon'
ny mpampahory ahy rehetra.

9 Mialà amiko, hianareo mpa
nao ratsy rehetra;
Fa Jehovah efa nandre ny
feon' ny fitomaniako.
10 Jehovah efa nandre ny fanga-
tahako;
Jehovah no handray ny fivava-
hako.
11 Ho menatra sy hangovitra in-
drindra ny fahavaloko re-
hetra;
Hihodina izy ka ho menatra
tampoka.

*Fiantsoana an' Andriamanitra, Mpitsara marina.*

VII. Sigaiona nataony Davida, izay nohirainy ho any Jehovah noho ny teniny Kosy Benjamita.

2 JEHOVAH Andriamanitro ô,
Hianao no ialofako;
Vonjeo aho amin' izay rehetra
manenjika ahy, ka afaho;
3 Fandrao ny fanahiko viravirai-
ny tahaka ny fanaon' ny
liona,
Ary kepokepohiny, ka tsy misy
mamonjy.

4 Jehovah Andriamanitro ô,
raha nanao izany aho;
Raha misy heloka eto an-
tànako;
5 Raha namaly ratsy izay tsara
fihavanana tamiko aho—
Novonjeko aza izay nampa-
hory ahy tsy ahoan-tsy
ahoana[2]—
6 Dia aoka ny fahavalo hanen-
jika ny fanahiko ka haha-
tratra azy;
Eny, aoka izy hanitsaka ny
aiko amy ny tany

[1] *Heb.* Sheola.
[2] *Na:* Ka nandroba izay nampahory ahy tsy ahoan-tsy ahoana.

Ary hampandry ny voninahitro amy ny vovoka. [Sela.]

7 Jehovah ô, mitsangàna amy ny fahatezeranao;
Misandrata hisakana ny fisafoaky ny mpampahory ahy;
Ary mifohaza hanampy ahy, fa didy marina no navoakanao;
8 Aoka ny firenena maro hivory manodidina Anao;
Ary miverena ho any amy ny avo eo amboniny Hianao.
9 Jehovah hitsara ny firenena;
Jehovah ô, tsarao aho araka ny fahamarinako sy ny tsifananako tsiny.
10 Aoka ho tapaka ny ratsy ataon' ny ratsy fanahy, fa ampitoero kosa ny marina;
Fa Andriamanitra marina no mamantatra ny fo sy ny voa.

11 Ny ampingako dia ao amin' Andriamanitra,
Mpamonjy ny mahitsy fo.
12 Mpitsara marina Andriamanitra,
Eny, Andriamanitra Izay tezitra isan-andro.
13 Raha tsy ibebahana[1] Izy, dia hanasa ny sabany;
Efa manenjana ny tsipìkany Izy ka manamboatra azy,
14 Ary ireo dia kendreny amy ny fiadiana mahafaty;
Ny zana-tsipìkany ataony mirehitra.

15 Indro, efa marary hiteraka zava-poana ireo;
Eny, torontoronina fampahoriana izy, ary mitera-doza;[2]
16 Mihady lavaka izy ka manalalaka izany,
Dia latsaka ao anatin' ny longoa nataony hiany izy;
17 Mitsingerina ho eo an-dohany hiany ny fampahoriany;
Ary eo an-tampon-dohany hiany no ianjeran' ny loza nataony.
18 Hidera any Jehovah araka ny fahamarinany aho
Ary hankalaza ny anarany Jehovah Avo Indrindra.

*Ny voninahitr' Andriamanitra, sy ny voninahitra nomeny ny olombelona.*

VIII. Ho any ny mpiventy hira. Alhagitith. Salamo nataony Davida.

2 JEHOVAH, Tomponay ô,
Endrey ny voninahitry ny anaranao amy ny tany rehetra!
Nataonao eny amy ny lanitra ny voninahitrao.
3 Avy amy ny vavan' ny ankizy madinika sy ny minono no nanorenanao hery
Noho ny mpandrafy Anao,
Mba hampanginanao ny fahavalo sy izay ta-hamaly ratsy.

4 Raha jereko ny lanitrao, izay asan' ny rantsan-tànanao,
Sy ny volana aman-kintana, izay noforoninao,
5 Inona moa ny olona, no ahatsiarovanao azy?
Ary ny zanak' olombelona, no amangianao azy?
6 Fa efa nataonao ambany kely noho Andriamanitra izy,
Ary efa nosatrohanao voninahitra sy fiandrianana.
7 Efa nampanjakainao amy ny asan' ny tànanao izy;
Ny zavatra rehetra dia efa nataonao eo ambanin' ny tongony,
8 Dia ny ondry aman-osy sy ny omby rehetra,
Ary ny bibi-dia koa
9 Mbamy ny voro-manidina sy

[1] *Na:* iverenana. [2] *Heb.* lainga.

ny hazandrano any an-dranomasina,
Izay mandeha amy ny làlan-dranomasina.
10 Jehovah, Tomponay ô,
Endrey ny voninahitry ny anaranao amy ny tany rehetra!

*Salamo abidy. Fiderana an' Andriamanitra, Mpitsara marina, sy fahatokiana Azy.*

IX. Ho any ny mpiventy hira. Al-mothlaben. Salamo nataony Davida.

2 HIDERA any Jehovah amy ny foko rehetra aho;
Hanambara ny fahagaganao rehetra aho.
3 Ho faly sy ho ravoravo aminao aho;
Hankalaza ny anaranao aho, ry Avo Indrindra ô,
4 Satria lasa nihodina ny fahavaloko,
Nirepirepy izy ka ringana tsy ho eo anatrehanao.
5 Fa efa nitsara ahy Hianao ka nanome ahy ny rariny;
Mipetraka eo amy ny seza fitsaranao Hianao ho Mpitsara marina.
6 Efa nanarinao mafy ny jentilisa, efa naringanao ny ratsy fanahy;
Ny anarany efa nokosehinao ho faty mandrakizay doria.
7 Ny amy ny fahavalo, dia tanteraka ho mandrakizay ny fandravana azy;[1]
Ary izay tanàna efa noravanao, dia very na dia ny fahatsiarovana azy aza.

8 Kanefa Jehovah mitoetra mandrakizay,
Efa nametraka ny sezany hitsarany Izy,
9 Ary Izy hitsara izao tontolo izao amy ny fahamarinana,
Eny hitsara ny firenena amy ny fahitsiana Izy.
10 Ka dia Jehovah no ho fiarovana avo ho any ny mahantra,
Ho fiarovana avo amy ny andro fahoriana Izy.
11 Ary hatoky Anao izay mahalala ny anaranao;
Fa tsy foinao izay mitady Anao, Jehovah ô.
12 Mankalazà any Jehovah, Izay mitoetra any Ziona;
Ambarao any amy ny firenena ny asany.
13 Fa Izay manadin-dra dia mahatsiaro ny ory;
Tsy manadino ny fitarainany Izy.

14 Mamindrà fo amiko, Jehovah ô;
Mitsinjova ny fahoriako avy amin' izay mankahala ahy,
Ry Mpanandratra ahy ho afaka amy ny vavahadin' ny fahafatesana,
15 Mba holazaiko avokoa ny fiderana Anao rehetra;
Eo am-bavahadiny Ziona zanakavavy no hifaliako amy ny famonjenao.

16 Ny jentilisa efa latsaka tamy ny lavaka izay nohadiny;
Ny fandrika harato izay nafeniny efa nahazo ny tongony.
17 Jehovah efa nanao izay mampiseho ny tenany ho Mpitsara;
Namandrika ny ratsy fanahy tamy ny asan' ny tànany Izy. [Higaiona. Sela.]
18 Hiverina ho any amy ny fiainan-tsi-hita[2] ny ratsy fanahy,
Dia ny jentilisa rehetra izay manadino an' Andriamanitra.

---

[1] *Na:* Ry fahavalo, tanteraka ho mandrakizay ny fandravana. [2] *Heb.* Sheola.

19 Fa tsy ho mandrakizay no
hanadinoana ny malahelo;
Ary tsy ho very mandrakizay
ny fanantenan' ny mahantra.

20 Mitsangàna, Jehovah ô, aoka
tsy hahery ny olona;
Aoka hotsaraina eo anatrehanao ny jentilisa.
21 Asio fampahatahorana[1] izy,
Jehovah ô;
Aoka ho fantatry ny jentilisa
fa olona hiany izy. [Sela.]

*Salamo abidy. Fitarainana sy fangataham-pamonjena noho ny fireharehan' ny ratsy fanahy.*

X. JEHOVAH O, nahoana no mijanona eny lavitra eny Hianao
Ka miery amy ny andro fahoriana?
2 Noho ny fireharehan' ny ratsy
fanahy dia enjehina mafy
ny malahelo;[2]
Azon' ny fihendrena nataony
izy ireny.
3 Ny ratsy fanahy mandoka izay
irin' ny fony;
Ary ny mpierina mahafoy sy
manamavo any Jehovah.
4 Ny ratsy fanahy mirehareha
hoe: Tsy hanadina Izy;
Eny, 'tsy misy Andriamanitra' no tontalin-keviny.
5 Tanteraka[3] mandrakariva ny
alehany;
Any amy ny avo lavitra azy
ny fitsaranao;
Ny mpandrafy azy rehetra dia
ataony hoe: Zinona ireny?
6 Hoy izy am-pony: Tsy hangozohozo aho,
Tsy ho azon-doza mandrakizay
doria aho.
7 Feno ozona sy fitaka ary fanaovana an-keriny ny vavany;
Ao ambanin' ny lelany dia
misy fampahoriana sy faharatsiana.
8 Mamitsaka amy ny fanotrehana ao an-tanàna izy,
Ao an-katakonana no amonoany ny marina;
Ny masony mikendry ny mahantra.
9 Manotrika ao an-katakonana
tahaka ny liona ao amy ny
famitsahany izy;
Manotrika hisambotra ny malahelo izy;
Fandrihany amy ny haratony
no fisambony ny malahelo.
10 Torotoro sy mitanondrika ny
mahantra
Ka lavo amy ny herin' ny
ratsy fanahy.
11 Hoy izy anakampony: Efa
nanadino Andriamanitra;
Efa nanafina ny tavany Izy
ka tsy hahita mandrakizay.

12 Mitsangàna, Jehovah ô;
Andriamanitra ô, atsangano ny tànanao;
Aza manadino ny ory.
13 Nahoana no mamingavinga an'
Andriamanitra ny ratsy
fanahy
Ka manao anakampo hoe: Tsy
hanadina Hianao?
14 Efa nahita hiany Hianao,
satria mijery fahoriana sy
alahelo, mba hovalian' ny
tànanao.
Hianao no iononan' ny mahantra;
Hianao no Mpamonjy ny kamboty.
15 Torotoroy ny sandrin' ny ratsy
fanahy;
Ary adino ny heloky ny mpanao ratsy mandra-paha-tsy
hisy hitanao intsony

16 Jehovah no Mpanjaka mandrakizay doria;
Voafongotra tsy ho amy ny
taniny intsony ny jentilisa.

[1] *Na:* fampianarana. [2] *Na:* miolona ny manenjika ny malahelo izy. [3] *Heb.* Mahery.

17 Efa nohenoinao, Jehovah ô, ny irin' ny mpandefitra;
Mampiomana ny fony Hianao sady mampihaino ny sofinao,
18 Hanomezanao rariny ny kamboty sy ny mahantra,
Mba tsy handroso hampitahotra intsony ny zanak' olombelona etỳ an-tany.

*Ny avalin' ny mahery finoana izay sakaizany saro-tahotra.*

XI. Ho any ny mpiventy hira. Nataony Davida.

JEHOVAH no ialofako;
Ahoana no anaovanareo amy ny fanahiko hoe:
Mandosira ho any an-tendrombohitrareo toy ny voronkely? [1]
2 Fa, indro, ny ratsy fanahy manenjana ny tsipìkany;
Efa nana mboatra ny zana-tsipìkany eo amy ny kofehy izy,
Nikendry tao amy ny maizina hitifitra ny mahitsy fo.
3 Fa rava ny fanorenana,[2]
Ka inona indray no azon' ny marina atao?

4 Jehovah dia ao amy ny tempoliny masina,
Ny seza fiandrianany Jehovah dia any an-danitra;
Ny masony mijery, eny, ny hodimasony mizaha toetra ny zanak' olombelona.
5 Jehovah mizaha toetra ny marina;
Fa ny ratsy fanahy sy ny mifaly hampidi-doza dia samy halan' ny fanahiny.
6 Handatsaka fandrika amy ny ratsy fanahy Izy tahaka ny fandatsaka ranonorana;
Afo sy solifara ary rivo-mahamay no ho anjara kapoakany.
7 Fa marina Jehovah, ka fahamarinana no tiany;
Ny mahitsy no hahita ny tavany.[3]

*Fitarainana noho ny tsi-fahamarinan' ny maro.*

XII. Ho any ny mpiventy hira. Al-hasheminith. Salamo nataony Davida.

2 VONJEO, Jehovah ô, fa efa lany ny tsara fanahy;
Eny, tsy misy mahatoky intsony eo amy ny zanak' olombelona.
3 Samy milaza lainga amy ny namany amy ny molotra mandrobo izy;
Fo mamorom-pitaka no itenenany.
4 Holevoniny Jehovah anie ny molotra mandrobo rehetra
Sy ny lela miteny avonavona,
5 Izay manao hoe: Hampahery anay ny lelanay;
Miandany aminay ny molotray; iza no tomponay?

6 Noho ny fampahoriana ny ory sy ny fisentoan' ny malahelo
Dia hitsangana Aho ankehitriny, hoy Jehovah;
Hovonjeko izay vingavingain' ny sasany.[4]
7 Ny teniny Jehovah dia teny madio,
*Tahaka* ny volafotsy voarendrika tao anatin' ny memy *ka mitsoriaka* amy ny tany —eny, voadio impito.
8 Hianao, Jehovah ô, no hiaro azy,
Hianao no hiambina azy mandrakizay tsy ho azon' ity taranaka ity.
9 Raha avy izay isandratan' ny

---

[1] *Na:* ry voron-kely. [2] *Na:* voazera ny andry. [3] *Na:* Ny mahitsy no hitan' ny tavany. [4] *Na:* Hataoko mahita ny famonjena iriny izy.

tsinontsinona eo amy ny
zanak' olombelona
Dia mieboebo ombieniombieny
ny ratsy fanahy.

*Fitarainana ataon' izay azom-pahoriana mafy loatra.*

XIII. Ho any ny mpiventy hira. Salamo nataony Davida.

2 JEHOVAH O, mandra-pahoviatna no mbola hanadinoanao
ahy hiany?
Mandra-pahoviana no mbola
hanafenanao ny tavanao
amiko?
3 Mandra-pahoviana no mbola
hisaintsainako am-panahy
Sy hahalahelovako am-po isan-
andro?
Mandra-pahoviana no mbola
hisandratan' ny fahavaloko
ho amboniko?

4 Jereo aho ka valio, Jehovah
Andriamanitro ô;
Ampahazavao ny masoko, fan-
drao renoky ny torimaso
fahafatesana aho;
5 Fandrao ny fahavaloko hanao
hoe: Naharesy azy aho,
Fandrao hifaly ny rafilahiko,
raha mangozohozo aho.

6 Fa raha izaho kosa, dia
ny famindramponao no
itokiako;
Ho faly amy ny famonjenao
ny foko.
Hihira ho any Jehovah aho,
satria nanisy soa ahy Izy.

*Ny faharatsian' ny olona, sy ny fanirian' ny sasany famonjena.*

XIV. Ho any ny mpiventy hira. Nataony Davida.

NY adala manao anakampo hoe:
Tsy misy Andriamanitra.
Manao izay ratsy sy vetaveta
izy;
Tsy misy manao ny tsara.

2 Eny an-danitra Jehovah mion-
drika mijery ny zanak'
olombelona,
Mba hizaha na misy hendry
mitady an' Andriamanitra.
3 Samy efa nivily izy rehetra
ka tonga vetaveta avokoa;
Tsy misy manao ny tsara, na
dia iray akory aza.

4 Tsy mahalala va ny mpanao
ratsy rehetra,
Izy mihinana ny oloko *toy* ny
fihinan-kanina,
Ary Jehovah tsy antsoiny?
5 Indreo, matahotra dia mata-
hotra izy,
Satria Andriamanitra no eo
amy ny taranaka marina.
6 Na dia foananareo aza ny
fisainan' ny ory,
Jehovah kosa no arony.

7 Enga anie ka hivoaka avy
ao Ziona ny famonjena ny
Isiraely!
Raha ampodiny Jehovah avy
amy ny fahababoana ny
olony,
Dia ho faly Jakoba, ary ho
ravoravo Isiraely.

*Ny toetry ny olona izay mahazo monina ao amin' Andriamanitra.*

XV. Salamo nataony Davida.

2 JEHOVAH O, iza no hitoetra
ao amy ny tabernakelinao?
Iza no honina ao an-tendrom-
bohitrao masina?
3 Izay mandeha tsy misy tsiny
ary manao izay mahitsy,
Sady misaintsaina ny marina
ny fony,
4 Tsy manendrikendrika amy ny
lelany,
Sady tsy manisy ratsy ny
sakaizany,
Ary tsy manao izay hahafa-
baraka ny namany,
5 Tsy manaja ny ratsy fanahy,[1]

---

[1] *Heb.* Ny lavina. *Na:* Izay mietry sy maniva tena.

Fa manome voninahitra ny matahotra any Jehovah,
Tsy mivadika amy ny fianianany, na dia maningotra ny tenany aza,
6 Sady tsy mampihana ny volany,
Na mandray kolikoly hanameloka ny marina,—
Izay mitandrina izany dia tsy mba hangozohozo mandrakizay.

*Ny fahatokiana an' Andriamanitra, Izay fototry ny soa, na dia tonga aza ny fahoriana sy ny fahafatesana.*

XVI. Miktama nataony Davida.

AROVY aho, Andriamanitra ô, fa mialoka aminao aho.
2 Hoy izaho ny aminy Jehovah : Tompoko Hianao;
Tsy misy soa ananako azo oharina aminao ;
3 Ary ny amy ny olona masina ambonin' ny tany,
Ireo no olona tsara laza izay sitrako indrindra.[1]
4 Ho be ny fahorian' izay manova *an' Andriamanitra* hatakalony ny hafa.
Tsy mba hanatitra ny fanatidra aidiny aho,
Ary tsy mba hotononin' ny molotro ny anarany.
5 Jehovah no anjara lovako sy kapoakako ;
Hianao no mampaharitra ny anjarako.
6 Ny voafaritra ho anjarako dia eo amy ny tany mahafinaritra ;
Eny, manan-dova tsara aho.
7 Hisaotra any Jehovah Izay manome saina ahy aho ;
Ary na amy ny alina aza dia mananatra[2] ahy ny foko.[3]
8 Ataoko eo anatrehako mandrakariva Jehovah,
Fa eo ankavanako Izy, ka dia tsy hangozohozo aho.
9 Izany no ifalian' ny foko sy iravoravoan' ny fanahiko ;[4]
Eny, ny nofoko aza hitoetra tsy manana ahiahy.
10 Fa tsy ho foinao ho any amy ny fiainan-tsi-hita[5] ny aiko ;
Tsy hamela ny Iray Masinao ho latsaka ao amy[6] ny lavaka[7] Hianao.
11 Hampahafantatra ahy ny làlan' aina Hianao ;
Fahavokisam-pifaliana no eo anatrehanao,
Ary fahafinaretana no eo antànanao ankavanana mandrakizay.

*Fivavaky ny ory mba hovonjen' Andriamanitra tsy ho azon' ny hery sy ny reharehan' ny fahavalony.*

XVII. Fivavaky Davida.

JEHOVAH O, mihainoa ny rariny, mandrenesa ny fitarainako,
Atongilano ny sofinao amy ny fivavako avy amy ny molotra tsy misy fitaka.
2 Hivoaka avy eo anatrehanao ny fitsarana ahy ;
Ny masonao hijery marina.
3 Nizaha toetra ny foko Hianao, namantatra ahy nony alina ;
Nizaha toetra ahy tamy ny memy Hianao, fa tsy nahita na inona na inona ;
Ny vavako tsy hafa noho ny eritreritro.[8]
4 Ny amy ny asan' ny olona, dia ny tenin' ny molotrao
No nitandremako tsy ho amy

---

[1] *Na : Dia izaho* sy ny olona masina ambonin' ny tany, ary ny olona tsara laza izay sitrako indrindra. [2] *Na :* mampirisika. [3] *Heb.* voako. [4] *Heb.* voninahitro. [5] *Heb.* Sheola. [6] *Heb :* hahita. [7] *Na :* ho tratry ny lo. [8] *Na :* fa tsy nahita hevi-dratsy ; tsy ho diso ny vavako ; *na :* Mikasa tsy hampanota ny vavako aho.

ny làlan' ny mpanao ankeriny.
5 Ny diako maharitra eo amy ny làlanao,
Tsy solafaka ny tongotro.

6 Izaho miantso Anao, ka mamaly ahy Hianao, Andriamanitra ô;
Atongilano amiko ny sofinao, ka henoy ny teniko.
7 Ataovy mahagaga ny famindramponao, ry Mpamonjy amy ny tànanao ankavanana izay olona mialoka *aminao*,
Mba tsy ho azon' ny fahavalo.
8 Arovy tahaka ny anakandriamaso aho,
Afeno ao ambanin' ny aloky ny elatrao,
9 Mba tsy ho azon' ny ratsy fanahy izay mampahory ahy,
Dia ny fahavaloko masiaka, izay manodidina ahy.
10 Efa mihirim-belona izy;
Teny miavonavona no aloaky ny vavany.
11 Manodidina anay[1] amy ny alehanay ankehitriny izy,
Vandrininy hapotrany amy ny tany izahay;
12 Ny fijery azy dia tahaka ny liona noana ta-hamiravira,
Sy tahaka ny liona tanora mamitsaka ao am-pierena.

13 Mitsangàna, Jehovah ô, sakano izy, aripaho izy;
Vonjeo amy ny sabatrao ny fanahiko tsy ho azon' ny ratsy fanahy;
14 Vonjeo amy ny tànanao aho, Jehovah ô, mba tsy ho azon' ny olon' izao tontolo izao,
Izay manana ny anjarany amin' izao fiainana izao, sady fenoinao ny harenao ny kibony;
Maro anaka izy, dia mamela ny fananany be ho any ny zanany madinika.
15 Fa izaho kosa, dia aoka hahita ny tavanao amy ny fahamarinana;
Aoka ny endrikao no hahafapo ahy, raha mifoha.

*Fitantarany Davida ny namonjen' Andriamanitra azy.*

XVIII. Ho any ny mpiventy hira. Nataony Davida, mpanompony Jehovah, izay nilaza taminy Jehovah ny tenin' ity fihirana ity tamy ny andro namonjeny Jehovah azy tamy ny tànan' ny fahavalony rehetra, indrindra fa tamy ny tànany Saoly; 2 dia hoy izy:—

MAMIKO indrindra Hianao, Jehovah Heriko ô.
3 Jehovah no harambatoko sy batery fiarovana ho ahy ary Mpamonjy ahy;
Andriamanitro, vatolampy ialofako,
Sy ampingako ary tandroka famonjena ahy sy fiarovana avo ho ahy.
4 Miantso any Jehovah Izay miendrika hoderaina aho,
Ka dia vonjena ho afaka amy ny fahavaloko.
5 Nihodidina tamiko ny famatoram-pahafatesana,
Ary ny riaky ny faharatsiana nampahatahotra ahy.
6 Ny famatoran' ny fiainan-tsihita[2] nihodidina tamiko;
Nisakana ahy ny fandriky ny fahafatesana.
7 Fony azom-pahoriana aho, dia niantso any Jehovah,
Eny, Andriamanitro no nitarainako;
Nihaino ny feoko tao an-tempoliny Izy,
Ary ny fitarainako teo anatrehany dia efa tonga teo antsofiny.

[1] *Na:* ahy.

[2] *Heb.* Sheola.

8 Dia nihozongozona sy nihorohoro ny tany,
Ary ny fanambanin' ny tendrombohitra nihorohoro;
Eny, nihozongozona ireo, satria tezitra Jehovah.
9 Nisy setroka nisavoana teo am-bavorony,
Ary afo avy teo am-bavany no nandevona,
Ka nisy vainafo nidedadeda teo aminy.
10 Dia naondriny ny lanitra, ka nidina Izy;
Ary aizim-pito no teo ambanin' ny tongony.
11 Dia nitaingina kerobima Izy ka nanidina,
Eny, nanidina faingana tamy ny ela-drivotra Izy.
12 Efa nanao ny maizina ho fiereny sy tranony manodidina Azy Izy,
Dia rahona ngalingaly [1]—rahona matevina.
13 Ary teo amy ny famirapiratana teo anatrehany dia nandalo ny rahony matevina—
Havandra sy vainafo.
14 Dia nampikotroka tany andanitra Jehovah,
Ny Avo Indrindra niloa-peo—
Havandra sy vainafo.

15 Dia nandefa ny zana-tsipìkany Izy ka nampiely *ny fahavaloko*,
Ary nampandeha helatra be ka nampifanaritaka azy.
16 Dia hita ny mason-drano,
Ary niseho ny fanambanin' ny tany
Noho ny teny mafy nataonao, Jehovah ô,
Noho ny fifofofofon' ny fofonain' ny vavoronao.
17 Naninjitra ny tànany avy tany ambony Izy ka nandray ahy;
Nanintona ahy niala tamy ny rano be Izy;
18 Namonjy ahy tamy ny fahavaloko mahery Izy
Sy tamin' izay nankahala ahy, satria tsy leoko ireny.
19 Nisakana ahy tamy ny andro nahitako loza ireny,
Nefa Jehovah no niseho ho Mpanohana ahy.
20 Dia nitondra ahy ho any amy ny malalaka Izy;
Namonjy ahy Izy, satria tiany aho.

21 Nanisy soa ahy araka ny fahamarinako Jehovah;
Araka ny fahadiovan' ny tànako no namaliany ahy.
22 Fa nitandrina ny làlany Jehovah aho,
Ka tsy mba nanao ratsy hialana tamin' Andriamanitro;
23 Ny fitsipiny rehetra dia teo anatrehako,
Ary ny lalàny tsy mba nampialaiko tamiko;
24 Tsy nanan-tsiny taminy aho
Sady niaro tena tsy ho azon' ny fahotako;
25 Koa namaly ahy araka ny fahamarinako Jehovah,
Dia araka ny fahadiovan' ny tànako teo imasony.
26 Ny olona tsara no isehoanao fa tsara;
Ny tena olo-marina no isehoanao fa marina;
27 Ny madio no isehoanao fa madio;
Ary ny mpiolakolaka kosa no isehoanao fa lalin-tsaina.[2]
28 Fa Hianao mamonjy ny olona ory;
Ary ny maso miandranandrana kosa aetrinao.

29 Fa Hianao mampirehitra ny jiroko;

---

[1] *Heb.* aizin-drano.

[2] *Heb.* miolakolaka.

Jehovah Andriamanitro no
mampahazava ny fahamaizinako.
30 Fa Hianao no ahazoako mitsarapaka hamely ny miaramila iray toko;
Ary Andriamanitro no ahazoako mitsambikina mihoatra ny mànda.
31 Raha ny amin' Andriamanitra, dia marina ny làlany;
Ny teniny Jehovah dia voazaha toetra amy ny memy;
Jehovah no ampingan' izay rehetra mialoka aminy.
32 Fa iza no Andriamanitra afatsy Jehovah?
Ary iza no vatolampy afa-tsy Andriamanitsika?
33 Izany Andriamanitra izany no mampisikina hery ahy
Sy manamarina ny alehako.
34 Manao ny tongotro ho tahaka ny any ny dieravavy Izy
Ka mampitoetra ahy eo amy ny fitoerako avo.
35 Mampianatra ny tànako hiady izy,
Ka mahahenjana tsipìka varahina ny sandriko.
36 Omenao ahy ny ampingan' ny famonjenao;
Ny tànanao ankavanana no manohana ahy,
Ary ny fahamoram-panahinao no mahalehibe ahy.
37 Halalahinao ny làlana hodiaviko,
Ka tsy mangovitra ny hatotongotro.

38 Manenjika ny fahavaloko aho ka mahatratra azy;
Ary tsy mba miverina aho mandra-pahalany ritrany.
39 Mamely mafy azy aho, ka tsy mahaleo izy;
Lavo eo ambanin' ny tongotro izy.
40 Hianao mampisikina ahy hery hiady;
Aripakao ho ambaniko izay mitsangana hamely ahy.
41 Ary ataonao miamboho ahy ny fahavaloko;
Ka aringako izay mankahala ahy.
42 Mitaraina izy, fa tsy misy mpamonjy,
Dia aminy Jehovah, fa tsy mamaly azy Izy.
43 Torotoroiko madinika tahaka ny vovoka entin' ny rivotra izy;
Tahaka ny fanary fotaka eny an-dàlambe no fanariko azy.
44 Mamonjy ahy amy ny fifanoheran' ny olona Hianao
Sy manandratra ahy ho lohan' ny firenen-tsamihafa;
Ny firenena tsy fantatro aza dia manompo ahy.
45 Raha vao mahare ny lazako fotsiny hiany aza izy, dia manoa ahy;
Ny hafa firenena mikoy ahy.[1]
46 Ny hafa firenena dia mihaketraka
Ka miala amin-kovitra avy ao amy ny fiarovany mafy.

47 Velona Jehovah; isaorana anie ny vatolampiko;
Asandratra anie Andriamanitry ny famonjena ahy,
48 Dia Andriamanitra, Izay manao famaliana ho ahy
Ka mampanaiky ny firenena ahy.
49 Mamonjy ahy amy ny fahavaloko Izy;
Eny, manandratra ahy ho ambonin' izay mitsangana hanobitra ahy Hianao,
Ary mamonjy ahy amy ny olon-dozabe.
50 Koa izany no hiderako Anao eny amy ny firenen-tsamihafa, Jehovah ô,

---

[1] *Na:* Ny olona re laza fotsiny hiany aza, dia hafa firenena, mikoy ahy.

Sy hankalazako ny anaranao.
51 Manao famonjen-dehibe ho any ny mpanjaka voatendriny Izy
Ary mamindra fo amy ny voahosony,
Dia aminy Davida sy ny taranany mandrakizay.

*Fanehoana ny voninahitr' Andriamanitra, na amy ny asan' ny tànany, na amy ny lalàna nomeny.*

XIX. Ho any ny mpiventy hira. Salamo nataony Davida.

2 NY lanitra mitory ny voninahitr' Andriamanitra;
Ary ny habakabaka manambara ny asan' ny tànany.
3 Ny andro samy miteny amy ny andro mandimby azy,
Ary ny alina samy manolopahalalana amy ny alina mandimby azy.
4 Tsy misy teny na fiteny anefa;
Tsy re izay feony.[1]
5 Efa nivoaka ho any amy ny tany rehetra ny famolainany,[2]
Ary ny teniny dia mihatra amy ny faran' izao rehetra izao.
Trano-lay ho any ny masoandro no nataony teo aminy.
6 Ary ny masoandro dia tahaka ny mpampaka-bady mivoaka avy ao an-trano fandriany;
Sady mifaly tahaka ny lehilahy matanjaka mihazakazaka amy ny alehany izy.
7 Any amy ny faravodilanitra ny fiposahany,
Ary ny alehany dia hatramy ny farany koa,
Ka tsy misy takona amy ny hafanany.

8 Tsy misy tsiny ny lalàny Jehovah, mamelombelona ny fanahy;
Mahatoky ny teni-vavolombelony Jehovah, mahahendry ny kely saina.
9 Mahitsy ny fandidiany Jehovah, mahafaly ny fo;
Madio ny didiny Jehovah, mampahazava ny maso.
10 Madio ny fahatahorana any Jehovah, maharitra mandrakizay;
Marina ny fitsipiky Jehovah, eny, mahitsy avokoa.
11 Irina noho ny volamena ireny,
Eny, noho ny tena volamena betsaka aza;
Ary mamy noho ny tantely,
Eny, noho ny tantely mitete avy amy ny tohotra.
12 Ary ny mpanomponao dia hazavain' ireny;
Amy ny fitandremana azy misy valiny lehibe.

13 Raha ny fahatsontsana, dia iza re no mahalala izany?
Ataovy tsy manan-tsiny aho ny amin' izay *ota* tsy fantatra.
14 Arovy ny mpanomponao tsy ho azon' ny *ota* sahisahy;
Aoka tsy hanapaka ahy izany;
Dia ho marina tokoa aho ka tsy hanan-tsiny ny amin' izay fahadisoana lehibe.
15 Aoka ny tenin' ny vavako sy ny fisainan' ny foko samy hankasitrahana eo imasonao, Jehovah ô,
Vatolampiko sy Mpanavotra ahy.

*Vavàka ho any ny mpanjaka raha mivoaka hanafika.*

XX. Ho any ny mpiventy hira. Salamo nataony Davida.

2 HIHAINO anao anie Jehovah amy ny andro fahoriana;
Hitondra anao ho any amy ny avo anie ny anaran' Andriamanitry Jakoba.
3 Hahatonga famonjena ho anao

[1] *Na:* Izay tsy andrenesana ny feony; *na:* Izay tsy re ny feony. [2] *Na:* feony.

avy amy ny fitoerana masina
anie Izy
Ary hanohana anao avy any
Ziona.
4 Hahatsiaro ny fanatitra hohaninao rehetra anie Izy
Ary hankasitraka ny fanatitra
odoranao. [Sela.]
5 Hanome anao araka ny fonao
anie Izy
Ary hahatanteraka ny fisainanao rehetra.
6 Aoka hihoby noho ny famonjena azonao izahay,
Ary amy ny anaran' Andriamanitray no hananganananay
faneva;
Hotanterahiny Jehovah anie
ny angatahinao rehetra.

7 Ankehitriny dia fantatro fa
Jehovah mamonjy ny voahosony;
Hamaly azy avy amy ny lanitry ny fahamasinany Izy
amy ny herin' ny famonjen'
ny tànany ankavanana.
8 Ny sasany *mitoky* amy ny
kalesy, ary ny sasany amy
ny soavaly;
Fa raha izahay kosa, dia ny
anarany Jehovah Andriamanitray no hoderainay.
9 Ireo dia reraka sady lavo;
Fa izahay kosa efa mitsangana sy mijoro.
10 Jehovah ô, vonjeo ny mpanjaka;
Hamaly anay anie Izy[1] amin'
izay andro iantsoanay Azy.

*Fisaorana atao rehefa miverina avy any an-tafika ny mpanjaka.*

XXI. Ho any ny mpiventy hira. Salamo nataony Davida.

2 JEHOVAH O, ny herinao no
hifalian' ny mpanjaka;
Ary endrey ny haben' ny
hiravoravoany amy ny famonjenao!
3 Ny nirin' ny fony dia nomenao
azy,
Ary ny nangatahin' ny molony tsy mba nolavinao. [Sela.]
4 Fa notsenainao fitahiana soa
izy;
Teo an-dohany nasianao satroboninahitra tena volamena.
5 Aina no nangatahiny taminao,
dia nomenao azy izany,
Dia andro lava mandrakizay
doria;
6 Lehibe ny voninahiny amy ny
famonjenao;
Laza sy voninahitra no nataonao taminy.
7 Fa nataonao ho fitahiana mandrakizay izy;
Ampifalinao indrindra amy
ny tavanao izy.
8 Fa ny mpanjaka matoky any
Jehovah,
Ary noho ny famindrampon'
ny Avo Indrindra dia tsy
hangozohozo izy.

9 Ho azon' ny tànanao ny
fahavalonao rehetra;
Eny, ho azon' ny tànanao ankavanana ny mankahala
anao;
10 Hataonao tahaka ny fatana
misy afo mirehitra izy amy
ny andro hisehoanao—
Jehovah handany azy amy ny
fahatezerany, ary handevona azy ny afo—
11 Ny zanany[2] haringanao tsy
ho eo amy ny tany,
Ary ny taranany tsy ho eo
amy ny zanak' olombelona;
12 Fa nikasa hanisy ratsy anao izy
Ka namoron-kevi-dratsy, fa
tsy nahefa.
13 Fa hampiamboho azy hianao;
Ny tsipìkanao no ikendrenao
ny tavany.

14 Misandrata amy ny herinao,
Jehovah ô,

[1] *Na:* Jehovah ô, vonjeo! Hamaly anay anie ny Mpanjaka. [2] *Heb.* vokany.

Hihira sy hankalaza ny herinao izahay.

*Fitarainana mafy noho ny fahoriana, ary fisaorana noho ny fahafahana, sy filazana ny handrosoan' ny fanjakan' Andriamanitra.*

XXII. Ho any ny mpiventy hira. Alaieleth-hasahara. Salamo nataony Davida.

2 ANDRIAMANITRO O, Andriamanitro ô, nahoana no dia mahafoy ahy Hianao?
Lavitra ny famonjena ahy ny tenin' ny fitarainako.
3 Andriamanitro ô, miantso aho nony andro, nefa tsy mamaly Hianao;
Ary nony alina, nefa tsy mahita fiononana aho.
4 Kanefa masina Hianao,
Ry mipetraka eo ambonin' ny fideran' ny Isiraely.
5 Hianao no nitokian' ny razanay;
Natoky izy, ka namonjy azy Hianao.
6 Hianao no nitarainany, ka afaka izy;
Hianao no nitokiany, ka tsy menatra izy.

7 Ary izaho dia olitra, fa tsy olona,
Fandàtsan' olona sy fanevatèvam-bahoaka.
8 Izay rehetra mahita ahy dia manaraby ahy;
Manondro molotra izy sady mihifikifi-doha *ka manao hoe:*
9 Ankino aminy Jehovah,[1] dia aoka Izy hamonjy azy;
Eny, aoka Izy hanafaka azy, raha mankasitraka azy Izy.

10 Fa Hianao no nampivoaka ahy avy tao an-kibo;
Nampandry ahy fahizay Hianao, fony aho mbola nampinonoin' ny reniko;
11 Nankinina taminao hatrany am-bohoka aho;
Hatrany an-kibon-dreniko dia Andriamanitro Hianao.
12 Aza manalavitra ahy Hianao, fa akaiky ny fahoriana,
Sady tsy misy mpamonjy.

13 Mitangorona amiko ireo ombilahy be,
Ny maheriny Basana manemitra ahy.
14 Misanasana vava amiko izy;
Eny, liona mamiravira sy mierona izy.
15 Efa rano aidina aho, ka mivaha ny taolako rehetra;
Tahaka ny savoka ny foko:
Miempo ato anatiko izy.
16 Maina tahaka ny tavim-bilany ny heriko;
Ary ny lelako miraikitra amy ny lanilaniko;
Ao amy ny vovoky ny fahafatesana no ametrahanao ahy.
17 Fa mitangorona amiko ny amboa,
Ny fiangonan' ny ratsy fanahy manemitra ahy.
Manindrona ny tongotro amantànako izy [2]—
18 Mahisa ny taolako rehetra aho—
Ireo dia mibanjina sady mangarika ahy.
19 Mizara ny fitafiako ho azy izy,
Ary ny akanjoko ilokany.

20 Fa Hianao, Jehovah ô, aza manalavitra;
Ry Heriko ô, faingàna hamonjy ahy.
21 Vonjeo amy ny sabatra ny fanahiko,
Dia ny hany malalako amy ny herin' ny amboa.

---

[1] *Na:* Efa niankina taminy Jehovah izy.
[2] *Na:* Manodidina ny tongotro aman-tànako hoatra ny liona izy.

22 Vonjeo amy ny vavan' ny liona aho;
Ary valio aho ho afaka amy ny tandroky ny ombimanga.[1]

23 Hitory ny anaranao amy ny rahalahiko aho;
Eo amy ny fiangonana no hideràko Anao.
24 Hianareo izay matahotra any Jehovah, miderà Azy;
Ry taranaky Jakoba rehetra, manomeza voninahitra Azy;
Ary matahora Azy, ry Zanak' Isiraely rehetra.
25 Fa tsy manao tsinontsinona na marikorikon' ny fahorian' ny ory Izy,
Ary tsy mba manafina ny tavany aminy;
Fa raha mitaraina aminy ireny, dia mihaino Izy.
26 Avy aminao no ahazoako manao fiderana eo amy ny fiangonan-dehibe;
Ny voadiko dia hefaiko eo anatrehan' izay matahotra any Jehovah.
27 Hihinana ny mpandefitra ka ho voky;
Hidera any Jehovah izay mitady Azy;
Ho velona mandrakizay anie ny fonareo.
28 Hahatsiaro ka hiverina ho aminy Jehovah ny faran' ny tany rehetra;
Ary hiankohoka eo anatrehanao ny fokon' ny firenen-tsamihafa.
29 Fa any Jehovah ny fanjakana;
Ary manapaka amy ny firenen-tsamihafa Izy.
30 Hihinana sy hiankohoka ny mpanefohefo[2] rehetra ambonin' ny tany;
Eo anatrehany no hiondrehan' izay rehetra efa hidina any amy ny vovoka ka tsy mahavelona ny ainy.
31 Hisy taranaka hanompo Azy;
Ary ny Tompo dia holazaina amy ny taranaka ho avy.
32 Hisy ho avy ka hanambara ny fahamarinany
Amy ny olona izay mbola hateraka, fa Izy no nanao izany.

*Ny Mpiandry Tsara.*

XXIII. Salamo nataony Davida.

JEHOVAH no Mpiandry ahy,
Tsy hanan-java-mahory aho.
2 Mampandry ahy amy ny ahimaitso Izy;
Mitondra ahy eo amoron' ny rano fialan-tsasatra Izy.
3 Mamelombelona ny fanahiko Izy;
Mitarika ahy amy ny làlan' ny fahamarinana noho ny anarany Izy.
4 Eny, na dia mandeha mamaky ny lohasaha aloky ny fahafatesana aza aho,
Dia tsy hatahotra ny loza aho;
Fa Hianao no amiko:
Ny tsorakazonao sy ny tehinao, ireo no mahafa-tahotra ahy.
5 Mamelatra latabatra eo anoloako eo imason' ny fahavaloko Hianao;
Manosotra diloilo ny lohako Hianao;
Ny kapoakako feno dia feno.
6 Eny tokoa, fahasoavana sy famindrampo no hanaraka ahy amy ny andro rehetra hiainako,
Dia hitoetra ao an-tranony Jehovah andro lava aho.

*Fiomanana handray ny Mpanjakan' ny voninahitra.*

XXIV. Salamo nataony Davida.

ANY Jehovah ny tany sy izay rehetra eo aminy,

[1] *Na:* Teo amy ny tandroky ny ombimanga dia novalianao aho. [2] *Heb.* matavy.

2 Izao rehetra izao sy ny mponina eo aminy.
Fa Izy no nanorina azy tambonin' ny ranomasina,
Tambonin' ny rano no nampitoerany azy.

3 Iza no hiakatra any antendrombohitry Jehovah?
Ary iza no hitoetra ao amy ny fitoerany masina?
4 Izay madio tànana sy mahitsy fo,
Izay tsy manandratra ny fanahiny ho amy ny lainga, na mianiana hamitaka.
5 Handray fitahiana avy aminy Jehovah izy,
Ary fahamarinana avy amin' Andriamanitry ny famonjena azy.
6 Izany no taranaka mitady Azy,
Izay mitady ny tavanao,—dia Jakoba.[1] [Sela.]
7 Asandrato ny lohanareo, ry vavahady,
Ary misandrata hianareo, ry varavarana fahagola.[2]
Mba hidiran' ny Mpanjakan' ny voninahitra.
8 Iza izao Mpanjakan' ny voninahitra izao?
Jehovah mahery tsi-toha,
Jehovah mpiady mahery.

9 Asandrato ny lohanareo, ry vavahady;
Ary manandrata ny lohanareo, ry varavarana fahagola,[2] mba hidiran' ny Mpanjakan' ny voninahitra.
10 Iza ary izao Mpanjakan' ny voninahitra izao?
Jehovah, Tompon' ny maro, Izy no Mpanjakan' ny voninahitra. [Sela.]

*Salamo abidy. Fangatahana fiarovana sy fitarihana.*

## XXV. Nataony Davida.

AMINAO, Jehovah ô, no anandratako ny fanahiko.
2 Andriamanitro ô, Hianao no itokiako, aoka tsy ho menatra aho;
Aoka tsy hifalian' ny fahavaloko aho.
3 Eny, tsy hisy ho menatra izay rehetra miandry Anao;
Fa izay mivadika foana no ho menatra.

4 Ampahafantaro ny làlanao aho, Jehovah ô;
Ampianaro ny sitrakao aho.
5 Tariho amy ny fahamarinanao aho, ka ampianaro;
Fa Hianao no Andriamanitry ny famonjena ahy;
Hianao no andrasako mandritra ny andro.
6 Tsarovy ny antranao sy ny indrafonao, Jehovah ô,
Fa hatrizay hatrizay ireny.
7 Aza ny fahotan' ny fahatanorako, na ny ratsy ñataoko, no tsarovanao;
Fa aoka ho araka ny famindramponao no hahatsiarovanao ahy,
Noho ny fahasoavanao, Jehovah ô.

8 Tsara sy mahitsy Jehovah,
Ka izany no ampianarany ny mpanota ny làlana.
9 Mitarika ny mpandefitra amy ny marina Izy
Ary mampianatra ny mpandefitra ny làlany.
10 Ny làlany Jehovah rehetra dia famindrampo sy fahamarinana
Amin' izay mitandrina ny fanekeny sy ny teni-vavolombelony.

[1] *Na:* Izay mitady ny tavanao, ry *Andriamanitry* Jakoba. [2] *Na:* mandrakizay.

11 Noho ny anaranao, Jehovah ô, dia mamelà ny heloko,
Fa lehibe izany.

12 Iza no lehilahy matahotra any Jehovah?
Izy no hampianariny izay làlana tokony hofidiny.
13 Ny fanahiny hitoetra amy ny soa;
Ary ny taranany handova ny tany.
14 Ny fisainany Jehovah asehony amin' izay matahotra Azy,
Ary ny fanekeny no hampahafantariny azy.
15 Ny masoko mijery any Jehovah mandrakariva;
Fa Izy no nanafaka ny tongotro tamy ny fandrika harato.

16 Todiho aho, ka amindrao fo,
Fa irery aho ka mahantra.
17 Ny fahorian' ny foko efa mihalehibe;
Afaho amy ny fahatereko aho.
18 Jereo ny fahoriako sy ny mavesatra amiko,
Ka mamelà ny fahotako rehetra.
19 Jereo ny fahavaloko, fa maro izy;
Ary loza ny fankahalany ahy.
20 Arovy ny fanahiko, ka vonjeo aho;
Aoka tsy ho menatra aho, fa mialoka aminao.
21 Aoka ny tsi-fisian-tsiny sy ny fahitsiana no hiaro ahy;
Fa miandry Anao aho.
22 Andriamanitra ô, afaho ny Isiraely
Amy ny fahoriany rehetra.

*Fangatahana mba tsy hatao ho naman' ny ratsy fanahy.*

XXVI. Nataony Davida.

TSARAO aho, Jehovah ô, fa mandeha amy ny fahamarinako aho;
Ary Jehovah no itokiako, ka tsy miahanahana aho.
2 Diniho aho, Jehovah ô, ka fantaro;
Izahao toetra ny voako sy ny foko.
3 Fa ny famindramponao no eo anoloan' ny masoko;
Ary mandeha amy ny fahamarinanao aho.
4 Tsy mba miara-mipetraka amy ny olon-dratsy aho,
Na manan-draharaha amy ny olom-petsy.
5 Halako ny fiangonan' ny mpanao ratsy;
Ary tsy miara-mipetraka amy ny ratsy fanahy aho.
6 Manasa ny tànako noho ny fahamarinako aho
Ka te-hitoetra eo akaikin' ny alitaranao, Jehovah ô,
7 Mba hanao feo fiderana
Ka hilaza ny asanao mahagaga rehetra.
8 Jehovah ô, tiako ny trano itoeranao,
Dia ny fonenan' ny voninahitrao.

9 Aza mitondra ny fanahiko hiara-maty amy ny mpanota,
Na ny aiko amy ny mpandatsa-dra,
10 Izay misy fitaka eny antànany,
Ary feno kolikoly ny tànany ankavanana.
11 Fa izaho kosa dia mandeha amy ny fahamarinako;
Avoty sy amindrao fo aho.
12 Ny tongotro mijoro eo amy ny tany marina;
Eo am-piangonana no isaorako any Jehovah.

*Fahatokiana any Jehovah, Mpiaro sy Mpitahy ny olony.*

XXVII. Nataony Davida.

JEHOVAH no fahazavako sy famonjena ahy;
Iza no hatahorako?

Jehovah no fiarovana mafy ho
any ny aiko;
Iza no hangovitako?
2 Raha manatona ahy hihinana
ny nofoko ny ratsy fanahy,
Izay fahavaloko sy rafilahiko,
Dia izy hiany no tafintohina
ka lavo.
3 Na dia misy antokony mitoby
hiady amiko aza,
Tsy hatahotra ny foko;
Na dia misy ady mihatra
amiko aza,
Dia hatoky hiany aho.

4 Zavatra iray loha no nangatahiko taminy Jehovah,
Izany no hotadiaviko,
Dia ny hitoetra ao an-tranony
Jehovah amy ny andro
rehetra hiainako,
Mba ho faly mijery ny fahasoavany Jehovah sy mandinika ny tempoliny.
5 Fa hanafina ahy ao an-trano
fialofany amy ny andro
fahoriana Izy;
Hampiery ahy amy ny fierena
ao an-dainy Izy;
Hanandratra ahy ho eny ambony vatolampy Izy.
6 Koa dia hisandratra ambonin'
ny fahavaloko manodidina
ahy ny lohako,
Ka hanatitra fanatitra hihobiana ao an-dainy aho;
Hihira sy hankalaza any Jehovah aho.

7 Mihainoa, Jehovah ô,
Fa mitaraina mafy aho;
Ary mamindrà fo amiko, ka
valio aho.
8 *Raha hoy Hianao:* Tadiavonareo ny tavako,
Dia hoy ny navalin' ny foko:
Eny, ny tavanao no tadiaviko, Jehovah ô;
9 Aza manafina ny tavanao
amiko;
Aza mandroaka ny mpanompanao an-katezerana;
Efa famonjena ahy Hianao;
Aza manary na mahafoy ahy,
ry Andriamanitry ny famonjena ahy.
10 Fa ny raiko aman-dreniko efa
nahafoy ahy;
Fa Jehovah kosa no mandray
ahy.[1]

11 Ampianaro ny làlanao aho,
Jehovah ô;
Ary tariho amy ny làlana
marina aho noho ny fahavaloko.
12 Aza manolotra ahy ho amy
ny sitrapon' ny mpampahory
ahy;
Fa vavolombelona mandainga
sy izay mifofofofo loza no
mitsangana hiampanga ahy.

13 Raha izay re aho no tsy
nanantena hahita ny fahasoavany Jehovah amy
ny tanin' ny velona—
14 Miandrasa any Jehovah hianao;
Matokia, ary aoka hahery ny
fonao;
Eny, miandrasa any Jehovah.

*Fiantsoana an' Andriamanitra hanafaka ny olony sy hanameloka ny ratsy fanahy.*

XXVIII. Nataony Davida.

HIANAO no antsoiko, Jehovah ô,
Ry Vatolampiko ô, aza manentsin-tadìny amiko;
Fandrao, raha mangina amiko
Hianao,
Dia ho tahaka izay midina any
an-davaka aho.
2 Mihainoa ny feon' ny fifonako,
raha mitaraina aminao aho,
Raha manandratra ny tànako
ho amy ny fitoeranao masina indrindra aho.

---

[1] *Na:* Fa na dia mahafoy ahy aza ny raiko aman-dreniko, dia horaisiny Jehovah kosa aho.

3 Aza atao indray manakipaka amy ny ratsy fanahy sy ny mpanao meloka aho,
Fa ireny dia milaza fihavanana amy ny namany,
Kanjo ratsy no ao am-pony.
4 Manomeza azy araka ny asany sy ny faharatsian' ny ataony;
Eny, manomeza azy araka ny vitan' ny tànany;
Valio izy araka izay iendrehany.
5 Fa tsy mihevitra ny asany Jehovah, na ny vitan' ny tànany, izy,
Dia horavany Jehovah izy, fa tsy haoriny.

6 Isaorana anie Jehovah,
Fa efa nihaino ny feon' ny fifonako Izy.
7 Jehovah no heriko sy ampingako;
Izy no nitokian' ny foko, ka voavonjy aho;
Dia mifaly ny foko, ka ny hirako no hiderako Azy.

8 Jehovah no heriny,
Ary Izy no fiarovana mafy hamonjena ny voahosony.
9 Vonjeo ny olonao,
Ary tahio ny lovanao;
Andraso izy, ka tezao[1] mandrakizay.

*Fiderana an' Andriamanitra noho ny heriny sy ny fiandrianany izay miseho amy ny kotrokorana.*

## XXIX. Salamo nataony Davida.

MANOMEZA any Jehovah, ry zanak' Andriamanitra;
Eny, manomeza voninahitra sy hery ho any Jehovah.
2 Omeo any Jehovah ny voninahitry ny anarany;
Miankohofa eo anatrehany Jehovah amy ny fihaingoana masina.
3 Ny feony Jehovah no eny ambonin' ny rano be;
Andriamanitry ny voninahitra no mampikotrokorana;
Jehovah no eny ambonin' ny rano be.
4 Ny feony Jehovah be hery;
Ny feony Jehovah be voninahitra.
5 Ny feony Jehovah manorotoro ny hazo sedera;
Eny, Jehovah manorotoro ny hazo sedera any Libanona.
6 Dia mampitsambikina azy tahaka ny zanak' omby Izy,
Libanona sy Siriona dia tahaka ny zanaky ny ombimanga.
7 Ny feony Jehovah mampisaraka ny lelafo;
8 Ny feony Jehovah mampihorohoro ny efitra;
Jehovah mampihorohoro ny efitry Kadesy.
9 Ny feony Jehovah mampiteraka ny dieravavy
Ary mivofy ny ala be;
Ary ny ao an-tempoliny samy manao hoe: Voninahitra e!

10 Jehovah nipetraka teo ambonin' ny Safo-drano;
Eny, Jehovah mipetraka ho Mpanjaka mandrakizay.
11 Jehovah hanome hery ny olony;
Jehovah hitahy ny olony amy ny fiadanana.

*Fisaorana nataon' izay narary mafy noho ny namonjen' Andriamanitra ny ainy.*

## XXX. Salamo. Fihirana tamy ny nitokanana ny trano. Nataony Davida.

2 HANANDRATRA Anao aho, Jehovah ô; fa nanintona ahy niakatra Hianao,

[1] *Heb.* ento.

Ka tsy nataonao ho fifalian' ny fahavaloko aho.
3 Jehovah Andriamanitro ô, nitaraina taminao aho,
Dia nahasitrana ahy Hianao.
4 Jehovah ô, efa nampakatra ny fanahiko avy tany amy ny fiainan-tsi-hita [1] Hianao;
Efa nampody ny aiko Hianao, mba tsy ho isan' izay midina any an-davaka aho.
5 Mankalazà any Jehovah, ry olony masina,
Ka miderà ny anarany [2] masina.
6 Fa indray mipì-maso hiany ny fahatezerany;
Nefa mandritra ny andro iainana kosa ny fankasitrahany;
Amy ny hariva dia misy fitomaniana tonga hivahiny miloaka alina;
Fa nony maraina kosa dia misy fihobiana.

7 Ary hoy izaho, raha mbola niadana: [3]
Tsy hangozohozo mandrakizay aho.
8 Jehovah ô, noho ny fankasitrahanao dia nampitoerinao mafy ny tendrombohitro;
Nanafina ny tavanao Hianao, dia ory aho.
9 Hianao no nantsoiko, Jehovah ô;
Ary Jehovah no nifonako hoe:
10 Inona no soa azo amy ny rako sy ny hidinako any andavaka?
Hidera Anao va ny vovoka? hanambara ny fahamarinanao va izany?
11 Mihainoa, Jehovah ô, ka mamindrà fo amiko;
Jehovah ô, aoka ho Mpamonjy ahy Hianao.
12 Efa nampody ny fisaonako ho fandihizana Hianao;
Efa nanaisotra ny lamba fisaonako Hianao ka nampisikina ahy fifaliana,
13 Mba hankalazan' ny fanahiko [4] Anao ka tsy hangina.
Jehovah Andriamanitro ô, hidera Anao mandrakizay aho.

*Fitarainana nataon' izay tra-panenjehana mafy.*

XXXI. Ho any ny mpiventy hira. Salamo nataony Davida.

2 JEHOVAH O, Hianao no ialofako;
Aoka tsy ho menatra akory mandrakizay aho;
Vonjeo amy ny fahamarinanao aho.
3 Atongilano amiko ny sofinao; faingàna hamonjy ahy;
Aoka ho vatolampiko fiarovana mafy Hianao
Sy batery fiarovana hamonjena ahy.
4 Fa harambatoko sy batery fiarovana ho ahy Hianao;
Ary noho ny anaranao no hitondranao sy hitarihanao ahy.
5 Hanafaka ahy amy ny fandrika harato izay nafeniny hamandrihany ahy Hianao;
Fa Hianao no fiarovana mafy ho Ahy.
6 Eo an-tànananao no atolotro ny fanahiko;
Fa efa nanavotra ahy Hianao, Jehovah ô, Andriamanitry ny fahamarinana.
7 Halako izay mivavaka amy ny sampy; [5]
Fa Jehovah kosa no itokiako.
8 Hifaly sy ho ravoravo amy ny famindramponao aho;
Fa nahita ny fahantrako Hianao
Ka nahafantatra ny fahorian' ny fanahiko

---

[1] *Heb.* Sheola. [2] *Heb.* fahatsiarovana. [3] *Na:* noho ny fiadanako.
[4] *Heb.* voninahitro. [5] *Heb.* zava-poana mandainga.

9 Ary tsy mba nangeja ahy teo an-tànan' ny fahavalo;
Fa efa nampitoetra ny tongotro eo amy ny malalaka Hianao.

10 Mamindrà fo amiko, Jehovah ô, fa azom-pahoriana aho;
Simban' alahelo ny masoko sy ny fanahiko ary ny tenako.
11 Fa lanin' alahelo ny aiko, sady lanim-pisentoana ny taonako;
Tsy manan-kery aho noho ny heloko,
Ary efa lany ny taolako.
12 Noho ny ataon' ny fahavaloko rehetra dia efa tonga fandatsa aho,
Eny, na dia amy ny namako aza, sady atahoran' ny olompantatro aho;
Izay mahita ahy eny ivelany mandositra ahy.
13 Efa hadino tahaka ny olona maty izay tsy tsaroana intsony aho;
Tahaka ny vilany ariana aho.
14 Fa mandre ny endrikendriky ny maro aho;
Misy fampangorohoroana manodidina,
Raha miara-mioko hamely ahy izy
Ka miray tetika hahafaty ny aiko.

15 Nefa izaho matoky Anao, Jehovah ô;
Hoy izaho: Andriamanitro Hianao.
16 Eo an-tànanao ny androko;
Vonjeo aho tsy ho azon' ny tànan' ny fahavaloko sy izay manenjika ahy.
17 Ampamirapirato amy ny mpanomponao ny tavanao;
Vonjeo amy ny famindramponao aho.
18 Aoka tsy ho menatra aho, Jehovah ô, satria miantso Anao;
Fa aoka kosa ho menatra ny ratsy fanahy ka hangina any amy ny fiainan-tsi-hita.[1]
19 Aoka hangina ny molotra mandainga,
Izay miteny sahisahy hanohitra ny marina
Amy ny avonavona sy ny fanamavoana.

20 Akory re ny haben' ny zava-tsoanao voarakitrao ho any ny matahotra Anao!
Dia izay nataonao teo anatrehan' ny zanak' olombelona ho an' izay mialoka aminao!
21 Hanafina azy ao amy ny fiafenana eo anatrehanao Hianao, mba tsy ho tratry ny teti-dratsy ataon' ny olona izy;
Hampiery azy ao an-tranonao Hianao, mba tsy ho azon' ny lela mifanditra izy.
22 Isaorana anie Jehovah;
Fa nataony mahagaga ny famindrampony tamiko tao an-tanàna mimanda.
23 Fa hoy izaho tamy ny fahatairako:
Voafongotra tsy ho eo imasonao aho;
Kanjo nihaino ny feon' ny fifonako hiany Hianao, raha nitaraina taminao aho.

24 Tiava any Jehovah, ry olony masina rehetra;
Miaro ny marina Jehovah,
Ary mamaly dia mamaly ny mpiavonavona Izy.
25 Mahereza, ary aoka hatanjaka ny fonareo,
Dia hianareo rehetra izay manantena any Jehovah.

---

[1] *Heb.* Sheola.

*Ny amy ny famelan-keloka.*

XXXII. Nataony Davida. Maskila.

SAMBATRA ny olona izay voavela ny helony sy voasarona ny fahotany.
2 Sambatra ny olona izay tsy isainy Jehovah heloka,
Ary tsy misy fitaka ny fanahiny.

3 Raha nangina aho, dia nihalany ny taolako rehetra
Noho ny fitarainako mandrakariva.
4 Fa efa navesatra tamiko andro aman-alina ny tànanao;
Niova ny fahatanjahako toy ny azon' ny fahamainana amy ny lohataona. [Sela.]
5 Ny fahotako nambarako taminao, ary ny heloko tsy mba nafeniko.
Hoy izaho: Hiaiky ny fahadisoako aminy Jehovah aho;
Ary Hianao dia namela ny heloky ny fahotako. [Sela.]
6 Izany no aoka hivavahan' ny tsara fanahy rehetra aminao amin' izay andro hahitana Anao;
Eny tokoa, na dia tondraka aza ny rano be,
Tsy hahatratra azy izany.
7 Hianao no fiereko, miaro ahy tsy ho azon' ny fahoriana Hianao;
Fihobiam-pamonjena no ahodidinao ahy. [Sela.]

8 Hanome saina anao sy hampianatra anao izay làlankalehanao Aho;
Hitsinjo anao ny masoko ka hanolo-tsaina anao Aho.
9 Aza manahaka ny soavaly na ny ampondra tsy manantsaina;
Vy sy lamboridy no haingo hihazonana azy;
Fa tsy mety manakaiky anao izy.
10 Be ny fanaintainan' ny ratsy fanahy;
Fa izay matoky any Jehovah kosa dia hohodidinin' ny famindrampo.
11 Mifalia aminy Jehovah, ary ravoravoa, hianareo olomarina;
Ary mihobia, hianareo mahitsy fo rehetra.

*Fiderana an' Andriamanitra, Mpitondra izao rehetra izao sy Mpiaro ny olony.*

XXXIII. MIHOBIA ho any Jehovah hianareo, ry olomarina;
Fa miendrika hataon' ny olomahitsy ny fiderana.
2 Miderà any Jehovah amy ny lokanga;
Mankalazà Azy amy ny valiha tory folo.
3 Mihirà fihiram-baovao ho Azy;
Mitendre tsara amy ny feo fifaliana.

4 Fa mahitsy ny teniny Jehovah;
Ary ny asany rehetra dia mahatoky avokoa.
5 Tia fahamarinana sy rariny Izy;
Henika ny famindrampony Jehovah ny tany.
6 Ny teniny Jehovah no nanaovana ny lanitra;
Ary ny fofonain' ny vavany no nanaovana ny hamaroany rehetra.
7 Mampiavosa ny rano ao an-dranomasina ho toy ny antontan-javatra Izy;
Mitahiry ny rano lalina ao antrano fitehirizana Izy.
8 Aoka hatahotra any Jehovah ny tany rehetra;
Aoka hangovitra eo anatrehany ny mponina rehetra amin' izao tontolo izao.
9 Fa Izy no niteny, dia ary izany;

Izy no nandidy, dia nitoetra
mafy izany.
10 Jehovah mahafoana ny fisai-
nan' ny firenen-tsamihafa;
Mahatsinontsinona ny hevitry
ny olona Izy.
11 Ny fisainany Jehovah maha-
ritra mandrakizay,
Ny hevitry ny fony maha-
tratra ny taranaka fara
mandimby.

12 Sambatra ny firenena izay
manana any Jehovah ho
Andriamaniny,
Dia ny olona nofidiny ho
lovany.
13 Eny an-danitra no itsinjovany
Jehovah;
Mijery ny zanak' olombelona
rehetra Izy;
14 Eo amy ny fonenany no ije-
reny
Ny mponina rehetra ambonin'
ny tany,—
15 Dia Izy Mpamorona ny fon'
izy rehetra
Sy Mpamantatra ny asany
rehetra.
16 Tsy misy mpanjaka voavonjin'
ny hamaroan' ny miara-
milany;
Ny olo-mahery tsy voavonjin'
ny haben' ny heriny.
17 Ny soavaly tsy azo itokiana
ho famonjena,
Ary tsy mahavonjy ny haben'
ny heriny.

18 Indro, ny masony Jehovah
mitsinjo izay matahotra
Azy,
Dia izay manantena ny famin-
drampony,
19 Mba hanafaka ny fanahiny
amy ny fahafatesana
Sy hamelona azy, raha misy
mosary.
20 Ny fanahintsika miandry any
Jehovah;
Famonjena antsika sy ampin-
gantsika Izy.
21 Fa Izy no ifalian' ny fontsika,
Satria ny anarany masina no
itokiantsika.
22 Jehovah ô, aoka ny famin-
dramponao hitoetra aminay
Araka ny anantenanay Anao.

*Salamo abidy. Fisaorana sy anatra nataon' izay efa novonjena tamy ny fahoriana nanjo azy.*

XXXIV. Nataony Davida tamin' izy nody adala teo anatrehany Abimeleka, dia noroahiny ka lasa nandeha.

2 HISAOTRA any Jehovah la-
landava aho;
Ho eo am-bavako mandraka-
riva ny fiderana azy.
3 Jehovah no reharehan' ny
fanahiko;
Hahare izany ny mpandefitra
ka ho faly.
4 Miaraha mankalaza any Je-
hovah amiko;
Ary aoka hiara-manandratra
ny anarany isika.

5 Mitady any Jehovah aho,
dia mamaly ahy Izy
Ka manafaka ahy amy ny
tahotro rehetra.
6 Mijery Azy ireo ka mirami-
rana,
Sady tsy mangaihay ny ta-
vany.
7 Ity olo-mahantra ity niantso,
dia nihaino Jehovah
Ka namonjy azy tamy ny faho-
riany rehetra.
8 Ny Anjeliny Jehovah mitoby
manodidina izay matahotra
Azy
Ka mamonjy azy.
9 Andramo ka izahao fa tsara
Jehovah;
Sambatra izay olona mialoka
aminy.
10 Matahora any Jehovah, hia-
nareo olony masina;
Fa tsy hanan-java-mahory izay
matahotra Azy.
11 Na dia ny liona tanora aza
tsy ampy hanina ka noana;

Fa izay mitady any Jehovah
kosa dia tsy ho orin-java-
tsoa akory.

12 Avia, anaka, mihainoa ahy;
Ny fahatahorana any Jehovah
no hampianariko anareo.
13 Na iza na iza hianao no ma-
niry fiainana
Ka tia andro maro hahitana
ny soa,
14 Dia arovy ny lelanao amy ny
ratsy
Ary ny molotrao mba tsy
hiteny fitaka.
15 Halaviro ny ratsy, ka manaova
soa;
Mitadiava fihavanana, ka ara-
ho izany.
16 Ny masony Jehovah dia mi-
tsinjo ny marina,
Ary ny sofiny mihaino ny
fitarainany.
17 Ny tavany Jehovah tezitra
amy ny mpanao ratsy kosa,
Mba hofongorany tsy ho eo
amy ny tany ny fahatsiaro-
vana azy.
18 Mitaraina *ny marina*, ary
mihaino azy Jehovah
Ka mamonjy azy amy ny
fahoriany rehetra.
19 Akaikin' izay manana fo man-
gorakoraka Jehovah
Ary mamonjy izay torotoro
fanahy.
20 Maro ny fahorian' ny marina;
Nefa Jehovah manafaka azy
amin' izany rehetra izany.
21 Miaro ny taolany rehetra Izy;
Tsy hisy ho tapaka ireny na
dia iray akory aza.
22 Hahafaty ny ratsy fanahy ny
fahoriana;
Ary ny mankahala ny olo-
marina hohelohina.
23 Fa Jehovah manavotra ny
fanahin' ny mpanompony,
Ka tsy mba hisy hohelohina
izay rehetra mialoka aminy.

*Fiantsoana an' Andriamanitra ha-
maly ny ratsy ataon' ny mpanen-
jika.*

XXXV. Nataony Davida.

JEHOVAH ô, mamalia izay
manana ady amiko;
Miadia amin' izay mamely
ahy.
2 Raiso ny ampinga kely sy ny
ampinga lehibe,
3 Ary raiso ny lefona, ka sa-
kano izay manenjika ahy;
Lazao amy ny fanahiko hoe:
Famonjena anao Aho.
4 Aoka ho menatra sy ho afa-
baraka izay mitady ny aiko;
Aoka hiamboho sy hangaihay
izay misaina hanisy ratsy
ahy.
5 Aoka ho tahaka ny akofa eo
alohan' ny rivotra izy,
Ary aoka ny Anjeliny Jeho-
vah handroaka azy.
6 Aoka ho maizina sy malama
ny làlany,
Ary aoka ny Anjeliny Jeho-
vah hanenjika azy.
7 Fa tsy ahoan-tsy ahoana no
nanaovany fandri-totofana
hahazoany ahy;
Tsy ahoan-tsy ahoana no nan-
davahany hamandrihany ny
aiko.
8 Aoka ny fandringanana ho
tonga tampoka aminy;
Ary aoka hahazo azy ny fan-
drika harato nafeniny,
Ka ho latsaka ao amin' izany
fandringanana izany indrin-
dra izy.
9 Fa ny fanahiko kosa hifaly
aminy Jehovah
Sy ho ravoravo amy ny fa-
monjeny.
10 Ny taolako rehetra hanao
hoe: Jehovah ô, iza no
tahaka Anao,
Izay manafaka ny ory amin'
izay tsy tohany,

Eny, ny ory sy ny malahelo amin' izay mamabo azy?

11 Mitsangana ny vavolombelona mampidi-doza;
Ka izay tsy fantatro no anadinany ahy.
12 Mamaly ratsy ahy ho solon' ny soa izy,
Ka mamoy malala ny fanahiko.
13 Ary ny amiko, raha narary izy ireo, dia lamba fisaonana no nitafiako;
Nampahory ny tenako tamy ny fifadian-kanina aho;
Ary ny fivavako nody tao antratrako.
14 Toy ny nisy nanjo ny sakaizako na ny rahalahiko no nandehanako:
Nitanondrika tamin' alahelo toy ny fisaona reny aho.
15 Nefa nony ho lavo kosa aho, dia faly izy ireo ka niangona;
Olona faraidina no nitangorona hamely ahy, nefa tsy fantatro;[1]
Namiravira izy ka tsy mba nitsahatra;
16 Naman' ny olon-dratsy manendrikendrika ho enti-mila sitraka[2] izy
Ka nihidy vazana tamiko.

17 Ry Tompo ô, mandra-pahoviana no hijerenao?
Avereno ny fanahiko ho afaka amy ny fandringanany,
Ny hany malalako ho afaka amy ny liona tanora.
18 Hisaotra Anao eo amy ny fiangonana lehibe aho;
Hidera Anao eo afovoan' ny olona maro aho.
19 Aoka tsy hifalian' izay mandrafy ahy foana aho;
Ary aoka tsy hamì-maso izay mankahala ahy tsy ahoantsy ahoana.
20 Fa tsy fihavanana no lazainy;
Fa mamorom-pitaka izy hamelezany izay mibonaika ambonin' ny tany.
21 Dia mitanatana vava amiko izy
Ka manao hoe: Hia! sakoa izay! efa hitan' ny masonay.

22 Efa hitanao, Jehovah ô, ka aza manentsin-tadìny;
Ry Tompo ô, aza manalavitra ahy.
23 Mahatsiarova, ka mifohaza ho amy ny fitsarana ahy,
O Andriamanitro sy Tompoko! mifohaza ho amy ny adiko.
24 Tsarao aho, Jehovah Andriamanitro ô, araka ny fahamarinanao;
Ary aoka tsy hifalian' ireo aho.
25 Aoka tsy hanao anakampo hoe izy: Hia! faly izahay!
Aoka tsy hanao hoe izy: Efa natelinay izy.
26 Aoka ho menatra sy hangaihay avokoa izay mifaly amy ny manjo ahy;
Aoka hitafy henatra sy fahafaham-baraka izay mirehareha amiko.

27 Aoka hihoby sy hifaly izay mankasitraka ny fahamarinako;
Ary aoka izy hanao mandrakariva hoe: Hankalazaina anie Jehovah,
Izay mankasitraka ny fiadanan' ny mpanompony.
28 Ary ny lelako hilaza ny fahamarinanao;
Ny fiderana Anao no hataoko mandrakariva.

---

[1] *Na:* olona faraidina, izay tsy fantatro, no nitangorona hamely ahy.
[2] *Heb.* hahazoa-mofo; *na:* tena mpanendrikendrika indrindra.

*Ny maharatsy ny miala amin' Andriamanitra, ary ny mahatsara ny mihavana aminy.*

XXXVI. Ho any ny mpiventy hira. Nataony Davida, mpanompony Jehovah.

2 NY ota milaza ato am-poko ny amy ny ratsy fanahy hoe :[1]
Tsy misy fahatahorana an' Andriamanitra ao aminy.
3 Fa miarahaba tena izy
Ny amy ny tsy hahitana ny helony ka hankahalana azy.
4 Ny tenin' ny vavany dia faharatsiana sy fitaka ;
Efa nihadala izy ka nitsahatra tsy hanao soa.
5 Faharatsiana no saintsaininy eo am-pandriany ;
Mitsangana eo amy ny làlana tsy mety izy ;
Ny ratsy tsy mba laviny akory.

6 Jehovah ô, mipaka amy ny lanitra ny famindramponao ;
Mihatra amy ny rahona ny fahamarinanao.
7 Ny fahamarinanao dia tahaka ny tendrombohitra avo dia avo ;[2]
Ny fitsaranao dia toy ny lalina indrindra ;
Ny olona sy ny biby dia samy vonjenao, Jehovah ô.
8 Endrey ny hatsaran' ny famindramponao, Andriamanitra ô !
Ka mialoka eo amy ny aloky ny elatrao ny zanak' olombelona.
9 Voky ny matavy ao an-tranonao izy ;
Ary ny ony fampifalianao no ampisotroanao azy.
10 Fa ao aminao no misy loharanon' aina ;
Ny fahazavanao no hahitanay fahazavana.

11 Ampahareto amin' izay mahalala Anao ny famindramponao,
Ary ny fahamarinanao amy ny mahitsy fo.
12 Aoka tsy hanitsaka ahy ny tongotry ny mpiavonavona,
Na hampandositra ahy ny tànan' ny ratsy fanahy.
13 Indreo ! efa lavo ny mpanao ratsy ;
Naripaka izy ka tsy maharina.

*Salamo abidy. Ny tsi-faharetan' ny fanambinana ny ratsy fanahy, ary ny fahatezan' ny fitahiana azon' ny tsara fanahy.*

XXXVII. Nataony Davida.

AOKA tsy hirehitra ny fahatezeranao noho ny amy ny mpanao ratsy ;
Ary aza mialona ny mpanao meloka.
2 Fa hojinjana faingana tahaka ny ahitra izy
Ka halazo tahaka ny ahimaitso.
3 Matokia any Jehovah hianao, ka manaova soa,
Dia honina amy ny tany hianao ka ho faly amy ny fahamarinana.
4 Ary miravoravoa aminy Jehovah hianao,
Dia homeny anao izay irin' ny fonao.
5 Ankino aminy Jehovah ny làlanao,
Ary matokia Azy, fa hataony tanteraka.
6 Ary hampiseho ny fahamarinanao tahaka ny mazava Izy,
Ary ny rariny ho anao tahaka ny mitataovovonana.
7 Miantombena tsara miandry

[1] *Na:* [Misy filazana ny ota ao am-pon' ny ratsy fanahy manao hoe :].
[2] *Heb.* tendrombohitr' Andriamanitra.

any Jehovah hianao ka manantenà Azy;
Aza tezitra amin' izay ambinina amy ny làlany,
Dia amin' izay olona manao sain-dratsy.
8 Mitsahara amy ny fahatezerana, ary mahafoiza ny fahavinirana;
Aoka tsy hirehitra ny fahatezeranao, fa ratsy no hiafaran' izany.

9 Fa ny mpanao ratsy hofongorana;
Ary izay miandry any Jehovah no handova ny tany.
10 Fa rehefa afaka kelikely, dia tsy hisy ny ratsy fanahy;
Handinika ny fonenany hianao, fa tsy ho hita izy.
11 Fa ny mpandefitra kosa no handova ny tany
Ka hiravoravo amy ny haben' ny fiadanana.
12 Ny ratsy fanahy manao hevidratsy hamelezany ny marina
Ka mihidy vazana aminy.
13 Ny Tompo mihomehy azy,
Satria hitany fa ho tonga ny androny.
14 Ny ratsy fanahy nampitsoaka ny sabany ka nanenjana ny tsipìkany
Mba hampikarapoka ny ory sy ny malahelo
Ary hamono ny mahitsy làlana.
15 Ny sabany hitsatoka amy ny fony hiany,
Ary ny tsipìkany ho tapatapaka.

16 Tsara lavitra ny kely ananan' ny olo-marina anankiray
Noho ny be ananan' ny ratsy fanahy maro.
17 Fa ny sandrin' ny ratsy fanahy ho tapatapaka;
Fa Jehovah manohana ny marina.
18 Fantatry Jehovah ny andron' ny mahitsy;
Ary ny lovany ho mandrakizay.
19 Tsy mba ho menatra amy ny andro fahoriana ireny;
Ary amy ny taona mosarena dia ho voky izy.
20 Fa ny ratsy fanahy haringana,
Ary ny fahavalony Jehovah ho tahaka ny voninahitry ny saha;
Ho levona izy, eny, ho levonko setroka izy.
21 Misambotra ny ratsy fanahy, nefa tsy manonitra;[1]
Fa ny marina kosa mamindra fo ka manome.
22 Fa izay tahìny no handova ny tany;
Ary izay ozoniny kosa no hofongorana.
23 Avy aminy Jehovah no mahalavorary ny dian' ny olona,
Ka Izy no mankasitraka ny làlany.
24 Na dia lavo aza izy, tsy dia mikarapoka;
Fa Jehovah no mitantana azy.
25 Efa mba tanora hiany aho, ary efa antitra ankehitriny;
Fa tsy mbola hitako izay marina nafoy, na ny zanany mangataka hanina.
26 Miantra mandrakariva ireny ka mampisambotra;
Ary ny taranany hotahina.

27 Halaviro ny ratsy, ka manaova soa,
Dia honina mandrakizay hianao.
28 Fa Jehovah tia rariny sady tsy hahafoy ny olony masina;
Harovana mandrakizay ireo;
Fa ny taranaky ny ratsy fanahy hofongorana.
29 Ny marina handova ny tany'

[1] *Na:* tsy mahonitra.

Ka honina eo aminy mandrakizay.
30 Ny vavan' ny marina miresaka fahendrena,
Ary ny lelany manambara ny rariny.
31 Ny lalàn' Andriamaniny no ao am-pony;
Tsy mba ho solafaka ny diany.
32 Mitsikilo ny marina ny ratsy fanahy
Ka mitady hahafaty azy.
33 Jehovah tsy hahafoy azy ho eo an-tànany,
Na hanameloka azy, raha tsaraina izy.

34 Miandrasa any Jehovah, ka tandremo ny làlany,
Dia hanandratra anao handova ny tany Izy;
Ho faly hahita ny hamongorana ny ratsy fanahy hianao.
35 Efa hitako ny ratsy fanahy, fa loza loatra izy
Ary nandrahaka tahaka ny hazo maitso naniry ho azy.;
36 Kanjo nandalo izy ka, indro, tsy teo intsony;
Ary nitady azy aho, fa tsy hita izy.
37 Diniho ny mahitsy, ka jereo ny marina;
Fa misy farany[1] ho any ny olona tia fihavanana.[2]
38 Fa ny mpanota haringana avokoa;
Ny hiafaran' ny ratsy fanahy ho fongotra.
39 Fa ny famonjena ny marina dia avy aminy Jehovah;
Fiarovana mafy ho azy amy ny andro fahoriana Izy.
40 Ary Jehovah mamonjy azy sy manafaka azy;
Eny, manafaka azy amy ny ratsy fanahy Izy ka mamonjy azy,
Satria nialoka taminy izy.

*Fivavak' izay ory dia ory indrindra.*

XXXVIII. Salamo nataony Davida. Ho fampahatsiarovana.

2 JEHOVAH O, aza ny fahatezeranao no ananaranao ahy;
Ary aza ny fahaviniranao no amaizanao ahy.
3 Fa mitsatoka amiko ny zanatsipìkanao,
Ary manindry ahy mafy ny tànanao,
4 Tsy misy fahasalamana ny nofoko noho ny fahatezeranao;
Tsy misy tsy marary ny taolako noho ny fahotako.
5 Fa ny heloko efa mihoatra ny lohako;
Tahaka ny entana mavesatra izy ka tsy zakako.
6 Maimbo sady mihady ny feriko
Noho ny fahadalako.
7 Mitanondrika sy mijoretra indrindra aho
Ary misaona mandrakariva.
8 Ary ny vaniako henika ny aretina mahamay,
Ka tsy misy fahasalamana ny nofoko.
9 Marikoditra aho sady torovana indrindra,
Midradradradra aho noho ny fitolokon' ny foko.
10 Ry Tompo ô, eo anatrehanao ny faniriako rehetra;
Ary ny fisentoako tsy mba miafina aminao.
11 Miemponempona ny foko, lany ny heriko;
Ary ny fahiratan' ny masoko aza efa nandao ahy.

12 Ny olo-malalako sy ny sakaizako aza efa manalavitra ny fahoriako;
Ary ny havako mijanona eny lavitra eny.
13 Mamela-pandrika izay mitady ny aiko;

[1] *Na:* taranaka. [2] *Na:* Fa fiadanana no faran' izany olona izany.

Ary izay mitady hanimba ahy miteny fandozana
Sy misaim-pitaka mandrakariva.
14 Fa izaho dia tahaka ny marenina ka tsy mandre,
Ary tahaka ny moana ka tsy mahaloa-bava;
15 Eny, dia tahaka ny olona tsy mandre,
Sady tsy misy teny havaly eo am-bavany.

16 Fa Hianao no antenaiko, Jehovah ô;
Hianao no hamaly, ry Tompo Andriamanitro ô.
17 Fa hoy izaho: Sao dia hifalian' izy ireo anie aho;
Ary raha mibolasitra ny tongotro, dia hirehareha amiko izy.
18 Fa efa ho lavo aho,
Ary ny fanaintainako dia tsaroako mandrakariva.
19 Fa ny heloko no hambarako;
Matahotra [1] aho noho ny fahotako.
20 Fa ny fahavaloko velona hiany sady mahery;
Ary maro no mandrafy ahy tsy ahoan-tsy ahoana;
21 Ary mamaly ratsy ny soa izy ireo
Ka mandrafy ahy ho valin' ny fanarahako ny tsara.

22 Aza mahafoy ahy, Jehovah ô;
Ry Andriamanitro ô, aza manalavitra ahy.
23 Faingàna hamonjy ahy,
Ry Tompo, Mpamonjy ahy, ô.

*Ny fahatsinontsinon' izao fiainana izao.*

XXXIX. Ho any ny mpiventy hira. Ho any Jedotona. Salamo nataony Davida.

2 HOY izaho: Hitandrina ny làlako aho ka tsy hanota amy ny lelako;
Hasiako fehim-bava ny vavako,
Raha mbola eo anatrehako ny ratsy fanahy.
3 Nangina mihitsy aho,
Namihim-bava aho ka tsy nilaza na dia ny tsara aza,[2]
Dia nihetsika mafy ny fanaintainan' ny aretiko.
4 Nafana ny foko tato anatiko;
Raha nieritreritra aho, dia nisy afo nirehitra,
Ka niteny tamy ny lelako aho.

5 Jehovah ô, ampahafantaro ny farako aho
Sy izay ohatry ny androko;
Aoka ho fantatro fa olonkandalo aho.
6 Indro, efa nataonao vodivoampelatanana ny androko;
Ary ny fiainako toy ny tsinontsinona eo anatrehanao;
Zava-poana hiany tokoa ny olona rehetra, na dia ny matanjaka aza.[3] [Sela.]
7 Aloka tokoa no fandehandehan' ny olona;
Zava-poana tokoa no itabatabany;
Mihary harena izy, nefa tsy fantany izay ho tompon' izany.

8 Ary ankehitriny, inona no andrasako, Tompo ô?
Hianao no antenaiko.
9 Manafaha ahy amy ny fahadisoako rehetra;
Aza manao ahy ho fanakòran' ny adala.
10 Mangina aho ka tsy miloabava;
Fa Hianao no nanao izao.
11 Aoka hitsahatra ny fikapohanao ahy;

---

[1] *Na:* Malahelo. [2] *Na:* na dia teo anatrehan' ny tsara fanahy aza.
[3] *Na:* Natao ho zava-poana hiany tokoa ny olona rehetra.

Reraka aho azon' ny famelin' ny tànanao.
12 Anatra noho ny fahadisoany no ananaranao ny olona,
Ka manimba ny hatsaran-tarehiny tahaka ny kalalao Hianao;
Zava-poana tokoa ny olona rehetra. [Sela.]

13 Mandrenesa ny fivavako, Jehovah ô;
Ary mihainoa ny fitarainako;
Aza mangina amy ny ranomasoko;
Fa vahiny aminao aho
Sy mpivahiny tahaka ny razako rehetra.
14 Aza atrehinao aho aloha, dia ho miramirana indray,
Dieny aho tsy mbola lasa ka tsy ho eto intsony.

*Fisaorana noho ny famonjena efa azo, sy fanolorana ny tena hankatò ny tenin' Andriamanitra, ary fangatahana ho amy ny andro sisa.*

XL. Ho any ny mpiventy hira. Salamo nataony Davida.

2 NIANDRY dia niandry any Jehovah aho;
Ary nitodika nitsinjo ahy Izy ka nandre ny fitarainako.
3 Dia nampakatra ahy avy tao amy ny lavaka fandringanana Izy, eny, tamy ny fotaka mandrevo;
Ary nampitoetra ny tongotro teo ambony vatolampy Izy ka nampijoro ahy.
4 Ary nanisy fihiram-baovao teo am-bavako Izy, dia fiderana an' Andriamanitsika;
Maro no hahita sy hatahotra ary hatoky any Jehovah.
5 Sambatra izay olona manao any Jehovah ho tokiny
Ka tsy mivily ho naman' ny mpiavonavona na ny mpivadika ho amy ny lainga.
6 Nohamaroinao ny fahagaganao sy ny hevitrao izay nataonao ho anay, Jehovah Andriamanitro ô—
Tsy misy azo ampitahaina aminao—
Raha tiako hambara sy holazaina ireny, dia, indro, maro loatra izy ka tsy tambo isaina.
7 Ny fanatitra alatsa-dra sy ny fanatitra hohanina tsy mba sitrakao—
Ny sofiko nataonao malady[1]—
Ny fanatitra odorana sy ny fanatitra noho ny ota tsy mba nilainao;
8 Dia hoy Izaho: Inty aho tonga—
Ao amy ny horonam-boky no nanoratana ahy—
9 Ny hanao ny sitraponao, Andriamanitro ô, no sitrako;
Ary ny lalànao no ato anatiko.
10 Efa nilaza teny mahafaly ny amy ny fahamarinana teo amy ny fiangonana lehibe aho;
Indro, ny molotro tsy mba nakomboko;
Jehovah ô, Hianao no mahalala.
11 Ny fahamarinanao tsy mba nafeniko tato am-poko;
Ny fahamarinanao sy ny famonjenao no nambarako;
Tsy nanafina ny famindramponao sy ny fahamarinanao tamy ny fiangonana lehibe aho.

12 Hianao, Jehovah ô, aza miaro ny antranao tsy ho amiko;
Aoka ny famindramponao sy ny fahamarinanao hiaro ahy mandrakariva.
13 Fa nanodidina ahy ny fahoriana tsy tambo isaina;

[1] *Heb.* Ny sofiko no nohadinao.

Nahazo ahy ny heloko, ka tsy mahay mijery aho;
Maro noho ny volon-dohako ireny,
Ka reraka ny foko.
14 Aoka ho sitraky ny fonao, Jehovah ô, ny hanafaka ahy,
Jehovah ô, faingàna hamonjy ahy.
15 Aoka ho indray menatra sy mangaihay izay mitady hanimba ny aiko;
Aoka hiamboho sy ho menatra izay mankasitraka ahy ho ory.
16 Aoka ho ankona noho ny fahamenarany
Ireny manao amiko hoe: Hia! sakoa izay!

17 Aoka ho faly sy ho ravoravo aminao izay rehetra mitady Anao;
Aoka izay rehetra tia ny famonjenao hanao mandrakariva hoe: Hankalazaina anie Jehovah.
18 Fa na dia ory sy malahelo aza aho, ny Tompo no mihevitra ahy;
Mpamonjy sy Mpanafaka ahy Hianao;
Aza ela, Andriamanitro ô.

*Fitarainan' ilay ampahorin' ny olontsy tia sy ny sakaiza mamadika.*

XLI. Ho any ny mpiventy hira. Salamo nataony Davida.

2 SAMBATRA izay mahatsiaro ny malahelo;
Jehovah hamonjy azy amy ny andro fahoriana.
3 Jehovah hitandrina azy sy hiaro azy tsy ho faty;
Hatao ho sambatra ambonin' ny tany izy,
Ary tsy mba hatolotrao amy ny sitrapon' ny fahavalony.
4 Jehovah hanohana azy eo ambonin' ny farafara itsaboana azy;
Ny fandriany rehetra eo ampahararianу dia hovanao.

5 Hoy Izaho: Jehovah ô, mamindrà fo amiko;
Sitrano ny fanahiko, fa efa nanota taminao aho.
6 Ny fahavaloko maniry ahy ho simba ka manao hoe:
Rahoviana no ho faty izy, ka ho very ny anarany?
7 Ary raha avy mamangy izy, dia miteny zava-poana;
Ny fony mamory faharatsiana ho any ny tenany;
Mivoaka eny ivelany izy ka milazalaza.
8 Mitakoritsika ahy izay rehetra mankahala ahy;
Misaina hanisy ratsy ahy izy.
9 Tena zava-dratsy, hoy izy, no aidina aminy;
Ary raha mandry izy, dia tsy hitsangana intsony.
10 Eny, ny sakaizako, izay nahatoky ahy sady nihinana ny haniko,
No nanangana ny ombelahintongony hamely ahy.

11 Fa Hianao kosa, Jehovah ô, mamindrà fo amiko, ka atsangano aho,
Mba hamaliako azy.
12 Izao no hahafantarako fa mankasitraka ahy Hianao,
Dia ny tsy anakoran' ny fahavaloko ahy.
13 Ary ny amiko, dia manohana ahy amy ny fahitsiako Hianao
Ka mampitoetra ahy eo anatrehanao mandrakizay.

---

14 Isaorana anie Jehovah, Andriamanitry ny Isiraely,
Hatramy ny taloha indrindra ka mandrakizay.
Amena dia Amena.

---

# BOKY FAHAROA.

*Faniriana an' Andriamanitra raha lavitra any Ziona.*

XLII. Ho any ny mpiventy hira. Maskila. Nataon' ny Koraïta.

2 TAHAKA ny diera mihanahana maniry ny rano an-ony
No anirian' ny fanahiko Anao, Andriamanitra ô.
3 Mangetaheta an' Andriamanitra ny fanahiko, dia Andriamanitra velona;
Rahoviana no ho tonga aho ka hiseho eo anatrehan' Andriamanitra?
4 Ny ranomasoko no fiahiko andro aman-alina,
Amy ny anaovany ahy mandrakariva hoe: Aiza izay Andriamanitrao?

5 Izao zavatra izao no hotsarovako, ka haidiko ato anatiko ny fanahiko,
Dia ny nandrosoako niaraka tamy ny maro, sy ny nitarihako azy ho any an-tranon' Andriamanitra,
Nanao feo mihoby sy midera, dia olona maro izay nitandrina ny andro firavoravoana.
6 Nahoana no mitanondrika hianao, ry fanahiko, ka mitoloko ato anatiko?
Manantenà an' Andriamanitra hianao, fa mbola hidera Azy hiany aho
Noho ny famonjen' ny tavany.
7 Andriamanitro ô, mitanondrika ato anatiko ny fanahiko;
Izany no ahatsiarovako Anao eo amy ny taniny Jordana
Sy amin' ireo Hermona ary amy ny tendrombohitra Mizara.
8 Ny lalina miantso ny lalina noho ny firohondrohon' ny riananao;
Ny onjanao rehetra sy ny alon-dranonao efa nanafotra ahy.

9 Jehovah handidy ny famindrampony nony andro,
Ary ho amiko nony alina ny fihirana Azy, dia vavaka amin' Andriamanitry ny aiko.
10 Hoy izaho amin' Andriamanitra Vatolampiko: Nahoana no nanadino ahy Hianao?
Nahoana no mandeha mijoretra aho noho ny fampahorian' ny fahavaloko?
11 Toy ny zavatra mahatorotoro ny taolako no fandàtsan' ny fahavaloko ahy,
Ka hoy izy isan-andro: Aiza izay Andriamanitrao?

12 Nahoana no mitanondrika hianao, ry fanahiko? ary nahoana no mitoloko ato anatiko hianao?
Manantenà an' Andriamanitra, fa mbola hidera Azy hiany aho,
Izy no famonjena ny tavako sady Andriamanitro.

XLIII. OMEO rariny aho, Andriamanitra ô,
Ary alaharo ny teniko haharesy ny firenena tsy misy famindrampo;
Vonjeo aho ho afaka amy ny lehilahy mpamitaka sy mpanao meloka.
2 Fa Hianao no Andriamanitry ny heriko;
Nahoana no manary ahy Hianao?
Nahoana no mandeha mijoretra aho noho ny fampahorian' ny fahavaloko?
3 Ampandehano ny fahazavanao sy ny fahamarinanao;

Aoka hitarika ahy ireo ka hitondra ahy ho any antendrombohitrao masina, dia ho any amy ny tabernakelinao.
4 Dia hankany amy ny alitaran' Andriamanitra aho,
Dia any amin' Andriamanitry ny fifaliako indrindra;
Ary hidera Anao amy ny lokanga aho, ry Andriamanitra ô, dia Andriamanitro.

5 Nahoana no mitanondrika hianao, ry fanahiko? ary nahoana no mitoloko ato anatiko hianao?
Manantenà an' Andriamanitra, fa mbola hidera Azy hiany aho,
Izy no famonjena ny tavako sady Andriamanitro.

*Fivavaky ny Isiraely nony saiky resim-pahavalo, nefa tsy nahafoy an' Andriamanitra.*

XLIV. Ho any ny mpiventy hira. Nataon' ny Koraïta. Maskila.

2 NY sofinay no nandrenesanay, Andriamanitra ô,
Ny razanay nilaza taminay
Ny asa nataonao tamy ny androny, dia tamy ny andro fahiny.
3 Ny tànanao no nandroahanao ny firenen-tsamihafa, fa izy kosa nampitoerinao;
Efa nampahorinao ny firenena maro, fa izy kosa nataonao mahafeno tany,
4 Fa tsy ny sabany no nahazoany ny tany.
Ary tsy ny sandriny no namonjy azy;
Fa ny tànanao ankavanana sy ny sandrinao ary ny fahazavan' ny tavanao, satria efa sitrakao izy.

5 Hianao dia Hianao no Mpanjakako, Andriamanitra ô;
Mandidia famonjena ho any Jakoba.
6 Hianao no hanosehanay ny fahavalonay;
Ny anaranao no hanitsahanay izay mitsangana hamely anay.
7 Fa tsy ny tsipìkako no itokiako,
Ary ny sabatro tsy hahavonjy ahy.
8 Fa namonjy anay tamy ny fahavalonay Hianao,
Ary ny nankahala anay dia nataonao menatra.
9 Andriamanitra no ankalazainay mandrakariva;
Ary ny anaranao no hoderainay mandrakizay. [Sela.]

10 Fa efa nanary anay Hianao ka nampahamenatra anay,
Ary tsy mba mivoaka miaraka amy ny antokon' ny miaramilanay Hianao.
11 Ataonao miamboho ny fahavalonay izahay,
Koa ny mankahala anay dia nanaram-po namabo.
12 Atolotrao tahaka ny ondry hohanina izahay,
Ary aelinao any amy ny firenen-tsamihafa.
13 Mivarotra ny olonao tsy vola tsy harena Hianao,
Ka tsy mahazo tombony amy ny vidiny.
14 Ataonao fandàtsan' ny olona miray monina aminay izahay,
Dia fanakora sy faneson' izay manodidina anay.
15 Ataonao ho ambentinteny amy ny firenen-tsamihafa izahay
Dia fihifikifihan-doha amy ny olona maro.
16 Tsaroako mandrakariva ny fahafaham-boninahitro,
Ary efa manafotra ahy ny fangaihaizako,

17 Noho ny feon' ny mpanaratsy sy ny mpanamavo,
Noho ny fahavalo sy ny mpamaly ratsy.

18 Izany rehetra izany no manjo anay, nefa tsy manadino Anao izahay
Ary tsy mivadika ny fanekenao.
19 Tsy mihemotra ny fonay,
Ary tsy miala amy ny làlanao ny dianay,
20 Nefa Hianao nanorotoro anay teo amy ny fitoeran' ny amboadia [1]
Sy nanarona anay tamy ny aloky ny fahafatesana.
21 Raha nanadino ny anaran' Andriamanitray izahay,
Na nananty tànana tamy ny andriamani-kafa,
22 Tsy handinika izany va Andriamanitra?
Fa Izy mahalala ny miafina ao am-po.
23 Fa noho ny aminao no amonoana anay mandrakariva;
Toy ny ondry hovonoina no fijery anay.

24 Mifohaza, ry Tompo ô, nahoana no matory Hianao?
Mitsangàna, aza manary mandrakizay.
25 Nahoana no manafina ny tavanao Hianao
Ka manadino ny fahantranay sy ny fahorianay?
26 Fa miankohoka amy ny vovoka ny fanahinay,
Miraikitra amy ny tany ny kibonay.
27 Mitsangàna hamonjy anay,
Ary avoty izahay araka ny famindramponao.

*Tonon-kiram-panambadiana, fiderana ny mpanjaka be voninahitra.*

XLV. Ho any ny mpiventy hira. Alshoshanim. Nataon' ny Koraïta. Maskila. Tonon-kiram-pitiavana.

2 MAMPIBOIBOIKA teny tsara ny foko;
Miteny aho, ka ny hilaza ny mpanjaka no teny ataoko;
Fanoratan' ny faingan-tsoratra ny lelako.

3 Tsara tarehy noho ny zanak' olombelona hianao;
Fahasoavana no naidina tamy ny molotrao;
Izany no nitahian' Andriamanitra anao mandrakizay.
4 Fehezo eo am-balahanao ny sabatrao, ry ilay mahery,
Dia ny fiandriananao sy ny voninahitrao.
5 Ary mitaingena handroso soa aman-tsara amy ny voninahitrao,
Noho ny teny marina sy ny fahalemem - panahim - pahamarinana;
Ary hampianatra anao zavamahatsiravina ny tànanao ankavanana.
6 Ny zana-tsipìkanao dia voaranitra—
Firenena maro no ringana ka hitsakitsahinao—
Ka mitsatoka ao am-pon' ny fahavalon' ny mpanjaka.

7 Ny seza fiandriananao, Andriamanitra ô, dia mandrakizay doria;
Tehim-pahamarinana ny tehim-panjakanao.
8 Tianao ny fahamarinana, fa halanao ny heloka;
Koa Andriamanitra, dia Andriamanitrao, efa nanosodiloilo fifaliana anao
Mihoatra noho ny namanao.
9 Miora sy hazo manitra [2] ary kasia ny fitafianao rehetra,
Zava-maneno avy ao amy ny lapa ivory no mampifaly anao.
10 Zanakavavin' andriamanjaka no isan' ny malalanao;

[1] *Na:* jakala.

[2] *Heb.* ahalota.

Eo ankavananao no itoeran' ny vadin' ny mpanjaka
Miravaka volamena avy any Ofira.

11 Henoy, razazavavy, dia jereo, ka atongilano ny sofinao,
Ary hadinoy ny firenenao sy ny tranon-drainao;
12 Raha irin' ny mpanjaka ny hatsaran-tarehinao—
Fa izy no tomponao—dia miankohofa eo anatrehany.
13 Ary ny zanakavaviny Tyro hitondra fanatitra;
Eny, ny manan-karena amy ny vahoaka hila sitraka aminao.

14 Be voninahitra ny zanakavavin' ny mpanjaka ao anaty trano;
Tenona misy volamena no fitafiany.
15 Mitafy lamba misoratsoratra izy ka entina ho ao amy ny mpanjaka;
Ny zazavavy sakaizany izay manaraka azy dia entina ao aminao.
16 Entina amy ny fifaliana sy ny firavoravoana ireny;
Hiditra ao an-dapan' ny mpanjaka izy.
17 Ho solon-drainao ny zanakao,
Hotendrenao ho mpanapaka eny amy ny tany rehetra izy.

18 Hampahatsiaro ny anaranao hatramy ny taranaka fara mandimby aho.
Izany rehetra izany no hideran' ny firenena anao mandrakizay doria.

*Fahatokiana an' Andriamanitra, fiarovana mafy.*

XLVI. Ho any ny mpiventy hira. Nataon' ny Koraïta. Al-alamoth. Tonon-kira.

2 ANDRIAMANITRA no aro sy hery ho antsika;
Mpamonjy mora azo indrindra amy ny fahoriana Izy.
3 Koa izany no tsy hatahorantsika, na dia ho levona aza ny tany,
Na mifindra ho ao anatin' ny ranomasina aza ny tendrombohitra,
4 Na mirohondrohona sy misamboaravoara aza ny onjany,
Ka mihorohoro ny tendrombohitra noho ny fisafoakany. [Sela.]

5 Misy ony, koa ny sampany dia mampifaly ny tanànan' Andriamanitra,
Fonena-masin' ny Avo Indrindra.
6 Andriamanitra no eo afovoany, ka tsy mba hihetsika izy;
Andriamanitra no hamonjy azy, rehefa madiva ho maraina ny andro.
7 Nitabataba ny firenen-tsamihafa, nikotrankotrana ny fanjakana maro;
Nanonona ny feony Izy, ka niempo ny tany.
8 Jehovah, Tompon' ny maro, no momba antsika;
Andriamanitry Jakoba no fiarovana avo ho antsika. [Sela.]

9 Avia, jereo ny asany Jehovah,
Izay mahatonga faharavana etỳ an-tany.
10 Mampitsahatra ady hatramy ny faran' ny tany Izy;
Manapaka ny tsipìka sy manito ny lefona Izy
Ary mandoro ny sariety amy ny afo.
11 Mitsahara, ka aoka ho fantatrareo fa Izaho no Andriamanitra;
Hisandratra amy ny firenentsamihafa Aho, hisandratra amy ny tany Aho.

12 Jehovah, Tompon' ny maro, no momba antsika;
Andriamanitry Jakoba no aro ho antsika. [Sela.]

*Fihobiana noho ny niakaran' ny Tompo.*

XLVII. Ho any ny mpiventy hira. Nataon' ny Koraïta. Salamo.

2 MITEHAFA tànana, ry firenena rehetra;
Mihobia ho an' Andriamanitra.
3 Fa Jehovah no avo indrindra ka tokony hatahorana;
Mpanjaka lehibe ambonin' ny tany rehetra Izy.
4 Mandresy firenena maro Izy ho ambanintsika
Ary firenen-tsamihafa ho ambanin' ny tongotsika.
5 Mifidy ny lovantsika ho antsika Izy,
Dia ny voninahitry Jakoba izay tiany. [Sela.]

6 Efa niakatra tamy ny fihobiana Andriamanitra,
Jehovah niakatra tamy ny fitsofana ny anjomara.
7 Mankalazà an' Andriamanitra, eny, mankalazà;
Mankalazà ny Mpanjakantsika, eny, mankalazà.
8 Fa Mpanjaka amy ny tany rehetra Andriamanitra;
Mahaiza mankalaza tsara hianareo.
9 Andriamanitra manjaka amy ny firenen-tsamihafa;
Andriamanitra mipetraka eo ambonin' ny seza fiandrianany masina.
10 Ny mpanapaka ny firenentsamihafa miangona
Ho olon' Andriamanitry Abrahama;
Fa an' Andriamanitra ny ampingan' ny tany;
Avo indrindra Izy.

*Ny tsy nahazoan' ny fahavalo hamely ny tanànan' Andriamanitra, Mpanjaka lehibe.*

XLVIII. Tonon-kira. Salamo nataon' ny Koraïta.

2 LEHIBE Jehovah ka miendrika hoderaina indrindra,
Ao an-tanànan' Andriamanitsika, ao an-tendrombohiny masina.
3 Avo mahafinaritra, fifalian' ny tany rehetra, ny tendrombohitra Ziona,
Eo amy ny ilany avaratra,
Tanànan' ny Mpanjaka lehibe.
4 Andriamanitra ao an-tranon' andriana ao
Dia nanao izay hahafantarana Azy ho fiarovana avo.

5 Fa he! niangona ny mpanjaka maro,
Niara-nandroso avokoa izy;
6 Nijery izy ka talanjona terỳ;
Very hevitra izy ka nalaky nandositra;
7 Hovitra no nahazo azy teo,
Dia tahaka ny fanaintainan' ny vehivavy raha miteraka.
8 Amy ny rivotra avy any atsinanana
No namakianao ny sambony Tarsisy.
9 Araka izay efa rentsika no hitantsika
Tao an-tanànany Jehovah, Tompon' ny maro, tao antanànan' Andriamanitsika:
Andriamanitra mampitoetra azy mandrakizay. [Sela.]

10 Efa nieritreritra ny famindramponao izahay, Andriamanitra ô,
Tao anatin' ny tempolinao.
11 Araka ny anaranao, Andriamanitra ô, no fiderana Anao
Hatramy ny faran' ny tany;
Feno fahamarinana ny tànanao ankavanana.
12 Aoka hifaly ny tendrombohitra Ziona,

Aoka ho ravoravo ny zanaka-
vaviny Joda,
Noho ny fitsaranao.

13 Manodidìna any Ziona hia-
nareo, eny, mandehana
manodidina azy;
Isao ny tilikambony,
14 Hevero tsara ny màndany,
Diniho ny tranon' andrianany,
Mba hambaranareo amy ny
taranaka mandimby.
15 Fa izany no Andriamanitra,
dia Andriamanitsika man-
drakizay doria;
Izy no hitarika antsika na dia
hatramy ny fahafatesana
aza.

*Ny fahafoanan' ny harena amam-boninahitra.*

XLIX. Ho any ny mpiventy hira. Nataon' ny Koraïta. Salamo.

2 MANDRENESA izao, ry firenena rehetra;
Mihainoa, ry mponina rehetra
amin' izao tontolo izao:
3 Na ny ambany, na ny ambony,
Na ny manan-karena, na ny
malahelo.
4 Ny vavako hiteny fahendrena;
Ary ny fieritreretan' ny foko
dia fahalalana.
5 Hanongilana ny sofiko hihaino
oha-teny aho,
Ary hanonona teny saro-pan-
tarina ampiarahiko amin-
dokanga.

6 Nahoana no hatahotra amy
ny andro fahoriana aho,
Nony manodidina ahy ny hara-
tsian' ny mpamingana ahy,
7 Dia izay matoky ny hareny
Sy mirehareha amy ny haben'
ny fananany?
8 Tsy misy mahavotra ny raha-
lahiny akory,
Na mahazo manome an' An-
driamanitra izay avony
9 (Fa sarotra avotra ny ainy,
Ka tsy azo atao mandrakizay),
10 Mba ho velona mandrakizay
izy
Ka tsy ho latsaka ao amy ny
lavaka.[1]
11 Fa hita fa maty hiany ny olon-
kendry;
Ary ny adala sy ny ketrina
samy levona
Ka mamela ny fananany ho
any ny hafa.
12 Araka ny heviny, dia ataony
fa ho mandrakizay ny tra-
nony,
Ary ny fonenany hahatratra
ny taranaka fara man-
dimby;
Araka ny anarany no anono-
nany ny taniny.[2]
13 Nefa na dia manana vonina-
hitra aza ny olona, dia tsy
maharitra izy;
Tahaka ny biby izay samy tsy
maintsy ho faty izy.

14 Izany no falehan' ny olona
adala;
Ary ny taranany mandimby
azy mankasitraka ny te-
niny. [Sela.]
15 Tahaka ny fanangona ondry
no fanangona azy any amy
ny fiainan-tsi-hita;[3]
Ny fahafatesana no mpiandry
azy;
Ary hanapaka azy ny mahitsy
nony maraina;
Ary ny bikany ho levona any
amy ny fiainan-tsi-hita,[3] ka
tsy hisy fonenany.
16 Fa Andriamanitra kosa ha-
monjy ny aiko amy ny he-
rin' ny fiainan-tsi-hita,[3]
Satria handray ahy Izy.[4]
[Sela.]

17 Aza matahotra hianao, raha
misy olona tonga manan-
karena,

---

[1] *Na:* ho tratry ny lo. [2] *Na:* Ankalazaina ny anarany eny amy ny tany maro.
[3] *Heb.* Sheola. [4] *Na:* Rehefa azony aho.

Ka mitombo ny voninahitry ny tranony;
18 Fa tsy hitondra na inona na inona izy, raha maty;
Tsy mba hidina hanaraka azy ny voninahiny.
19 Na dia miarahaba tena aza izy, raha mbola velona—
Fa hidera anao ny olona, raha manisy soa ny tenanao hianao—
20 Dia hankany amy ny razany izy,
Tsy hahita ny mazava intsony mandrakizay ireny.
21 Izay olona manana voninahitra, nefa tsy manantsaina,
Dia tahaka ny biby izay samy tsy maintsy ho faty.

*Ny amy ny fivavahana marina sy ny fanatitra sitrak' Andriamanitra.*

L. Salamo nataony Asafa.

ANDRIAMANITRA Andriananahary, dia Jehovah, no miteny
Ka miantso ny tany hatramy ny fiposahan' ny masoandro ka hatramy ny filentehany.
2 Avy ao Ziona, izay tena fahatsaran-tarehy, no amirapiratan' Andriamanitra.
3 Avy Andriamanitsika ka tsy hangina;
Afo no mandevona eo alohany,
Ary tafio-drivotra mahery no manodidina Azy.
4 Miantso ny lanitra any ambony Izy,
Sy ny tany koa, mba hitsarany ny olony:
5 Angony etỳ amiko ny oloko masina
Izay manao fanekena amiko amy ny fanatitra.

6 Hasehon' ny lanitra ny fahamarinany;
Fa Andriamanitra no Mpitsara. [Sela.]

7 Mihainoa, ry oloko, fa hiteny Aho;
Ry Isiraely ô, fa hanambara aminao Aho;
Izaho no Andriamanitra, dia Andriamanitrao.
8 Tsy ny fanatitrao no ananarako anao,
Ary efa eo anatrehako mandrakariva ny fanatitra odoranao.
9 Tsy maka vantotr' ombilahy amy ny tranonao Aho,
Na osilahy amy ny valanao.
10 Fa Ahy ny biby rehetra any an-ala,
Sy ny biby fiompy arivoarivo eny an-tendrombohitra.
11 Fantatro ny vorona rehetra eny an-tendrombohitra;
Ary eto amiko ny zava-mihetsiketsika eny an-tsaha.
12 Raha mba noana Aho, dia tsy hilaza aminao;
Fa Ahy izao tontolo izao sy izay rehetra eo aminy.
13 Hihinana ny nofon' ombilahy va Aho,
Na hisotro ny ran' osilahy?
14 Manatera fanati-pisaorana ho an' Andriamanitra;
Ary efao amy ny Avo Indrindra ny voadinao;
15 Antsoy Aho amy ny andro fahoriana;
Dia hamonjy anao Aho, ka hanome voninahitra Ahy hianao.

16 Fa amy ny ratsy fanahy kosa dia hoy Andriamanitra:
Ahoanao no itorianao ny lalàko
Sy itondranao ny fanekeko eo am-bavanao?
17 Fa hianao mankahala fananarana,
Ary arianao eo ivohonao ny teniko.
18 Raha mahita mpangalatra hianao, dia faly hikambana aminy,

Ary miray anjara amy ny mpijangajanga.
19 Ny vavanao alefanao hiteny ratsy,
Ary ny lelanao mamorompitaka.
20 Mipetraka miteny ratsy ny rahalahinao hianao
Sady manendrikendrika[1] ny zanakalahin-dreninao.
21 Izany no nataonao, nefa nangina hiany Aho,
Ka dia nataonao fa mitovy aminao hiany Aho;
Hananatra anao Aho ka handahatra izany eo imasonao.
22 Mihevera izany ankehitriny, hianareo izay manadino an' Andriamanitra,
Fandrao hamiravira Aho, ka tsy hisy hamonjy.
23 Izay manatitra fanati-pisaorana no manome voninahitra Ahy;
Ary izay mitandrina ny lálany no hanehoako ny famonjen' Andriamanitra.

*Fifonan' ny manan-keloka mba hahafahan' ny helony sy hodian' ny fifaliany amin' Andriamanitra.*

LI. Ho any ny mpiventy hira. Salamo nataony Davida, 2 fony Natana mpaminany nankao aminy, rehefa naka any Batseba izy.

3 MAMINDRÀ fo amiko, Andriamanitra ô, araka ny fahasoavanao;
Araka ny haben' ny fiantranao vonoy ny fahadisoako.
4 Sasao madio aho mba ho afakeloka,
Ary diovy aho mba ho afapahotana.
5 Fa tsaroako ny fahadisoako,
Ary eo anatrehako mandrakariva ny fahotako.
6 Taminao dia taminao hiany no nanotako,
Ary izay ratsy eo imasonao no efa nataoko,—
Mba ho marina Hianao, raha miteny,
Ary tsy hanan-tsiny Hianao, raha mitsara.
7 Indro, tamy ny heloka no niterahana ahy;
Ary tamy ny fahotana no torontoronina ahy ny reniko.

8 Indro, fahamarinana ao ampo no sitrakao;
Ary fahendrena ao amy ny miafina no ampahafantarinao ahy.
9 Diovy hysopa aho ho afa-pahotana, dia hadio;
Sasao aho, dia ho fotsy mangatsakatsaka.[2]
10 Ampandreneso fifaliana sy faharavoravoana aho,
Hifalian' ny taolana izay voavakivakinao.
11 Afeno ny tavanao ny fahotako,
Ary vonoy ny heloko rehetra.
12 Amorony fo madio aho, Andriamanitra ô;
Ary havaozy hiorina marina ny fanahiko ato anatiko.
13 Aza manary ahy hiala eo anatrehanao;
Ary aza manaisotra ny Fanahinao Masina amiko.
14 Ampodio amiko ny fifaliana amy ny famonjenao;
Ary tohàny fanahy mazoto aho.

15 Dia hampianatra ny olondiso ny lálanao aho;
Ary ny mpanota hampiverenina aminao.
16 Vonjeo ho afaka amy ny valindra aho, Andriamanitra ô, Andriamanitry ny famonjena ahy;
Hihoby ny fahamarinanao ny vavako.[3]
17 Tompo ô, sokafy ny molotro,

[1] *Na:* manosika. [2] *Heb.* toy ny orampanala. [3] *Heb.* ny lelako.

Dia hanambara ny fiderana
Anao ny vavako.
18 Fa tsy fanatitra no sitrakao; raha izany, dia nomeko hiany;
Ny fanatitra odorana tsy mahafaly Anao.
19 Ny fanatitra ho an' Andriamanitra dia fanahy torotoro;
Ny fo torotoro sy mangorakoraka, Andriamanitra ô, tsy mba ataonao tsinontsinona.

20 Manaova soa aminy Ziona araka ny fahasoavanao;
Ataovy ny màndany Jerosalema.
21 Dia ho sitrakao ny fanatipahamarinana sy ny fanatitra odorana ary ny fanatitra levonina amy ny afo;
Dia hanatitra vantotr' ombilahy eo amy ny alitaranao ny olona.

*Ny loza hanjo izay tsy miambimbava.*

LII. Ho any ny mpiventy hira. Maskila nataony Davida, 2 fony tonga Doega Edomita ka nilaza taminy Saoly hoe: Davida dia efa tonga ao an-tranony Ahimeleka.

3 NAHOANA no mandoka tena amy ny haratsiana hianao, ry ilay mahery?
Ny famindrampon' Andriamanitra maharitra mandrakariva.
4 Loza no heverin' ny lelanao,
Tahaka ny hareza maranitra, ry mpanao fitaka.
5 Efa tia ny ratsy noho ny tsara hianao,
Ary ny lainga noho ny miteny ny marina. [Sela.]
6 Ny teny mandripaka rehetra no tianao, ry lela mamitaka.
7 Andriamanitra kosa hanimba [1] anao mandrakizay;
Hisambotra anao sy hanongotra anao hiala ao an-day Izy
Ary hamongotra anao tsy ho eo amy ny tanin' ny velona. [Sela.]
8 Ny marina hijery, dia hatahotra
Ka hihomehy azy hoe:
9 Indro, ny lehilahy izay tsy nanao an' Andriamanitra ho heriny;
Fa natoky ny haben' ny hareny ka nikikitra tamy ny faharatsiany.
10 Fa izaho dia tahaka ny hazo oliva maitso ao an-tranon' Andriamanitra.
Matoky ny famindrampon' Andriamanitra mandrakizay doria aho.
11 Hidera Anao mandrakizay aho, fa efa nataonao izany;
Ary hiandry ny anaranao eo anatrehan' ny olonao masina aho, fa tsara izany.

*Ny faharatsian' ny olona sy ny faniriam-pamonjena.*

LIII. Ho any ny mpiventy hira. Almahalath. Maskila nataony Davida.

2 NY adala manao anakampo hoe: Tsy misy Andriamanitra.
Manao izay ratsy sy vetaveta izy,
Tsy misy manao ny tsara.
3 Eny an-danitra Andriamanitra miondrika mijery ny zanak' olombelona,
Mba hizaha na misy hendry mitady an' Andriamanitra.
4 Samy efa nivily izy rehetra ka tonga vetaveta avokoa;
Tsy misy manao ny tsara, na dia iray akory aza.

[1] *Na:* hanongana.

5 Tsy mahalala va ny mpanao ratsy,
Izay mihinana ny oloko *toy* ny fihinan-kanina
Ary Andriamanitra tsy antsoiny?
6 Indreo, matahotra dia matahotra ireny, nefa tsy nisy tokony hatahorany;
Fa Andriamanitra efa nanely ny taolan' izay nitoby hamely anao;
Nampahamenatra azy hianao, satria efa narian' Andriamanitra izy.

7 Enga anie ka hivoaka avy ao Ziona ny famonjena ny Isiraely!
Raha ampodin' Andriamanitra avy amy ny fahababoana ny olony,
Dia ho faly Jakoba, ary ho ravoravo Isiraely.

*Fangataham-pamonjena amin' Andriamanitra sy fahatokiana Azy, na dia be aza ny fahavalo.*

LIV. Ho any ny mpiventy hira. Hampiarahina amy ny valiha. Maskila nataony Davida, 2 fony tonga ny Zifita ka nanao taminy Saoly hoe: Tsy miery any aminay va Davida?

3 VONJEO amy ny anaranao aho, Andriamanitra ô,
Ary omeo rariny aho araka ny herinao.

4 Andriamanitra ô, henoy ny fivavako;
Mihainoa ny tenin' ny vavako.
5 Fa olona hafa firenena no mitsangana hamely ahy,
Ary olon-dozabe no mitady ny aiko;
Tsy mihevitra an' Andriamanitra ho eo anatrehany izy. [Sela.]

6 Indro, Andriamanitra no Mpamonjy ahy;
Ny Tompo no Mpanohana ny fanahiko.
7 Hamaly ny ratsy ataon' ny mpampahory ahy Izy;
Aoka ny fahamarinanao no handringananao azy.
8 Sitrapoko hiany no hanaterako fanatitra ho Anao;
Hidera ny anaranao aho, Jehovah ô, fa tsara izy.
9 Fa efa namonjy ahy ho afaka tamy ny fahoriana rehetra Izy;
Ary ny masoko dia faly mijery ny amy ny fahavaloko.

*Fitarainana nataon' izay navadiky ny sakaizany nahatoky azy.*

LV. Ho any ny mpiventy hira. Hampiarahina amy ny valiha. Maskila nataony Davida.

2 MIHAINOA ny fivavako, Andriamanitra ô,
Ary aza miery amy ny fitarainako.
3 Henoy aho, ka valio;
Miriorio ny eritreritro, ka mitoloko aho
4 Noho ny feon' ny fahavalo sy ny fampahorian' ny ratsy fanahy;
Fa mampianjera loza amiko ireny,
Ary amy ny fahatezerana no ankahalany ahy.
5 Mangorohoro ato anatiko ny foko;
Ary mamely ahy ny tahotra ny fahafatesana.
6 Tahotra sy hovitra no mahazo ahy,
Ary manafotra ahy ny horohoro.
7 Ka hoy izaho: Enga anie ka manana elatra tahaka ny voromailala aho,
Dia handositra aho ka hahita izay hitoerako;
8 Eny, handositra lavitra aho
Ka hitoetra any an-efitra. [Sela.]
9 Handeha faingana aho ha monjy fialofana
Mba tsy ho azon' ny tafio

drivotra sy ny ranonorambaratra.
10 Aringano izy, ary akoroy ny fiteniny, Tompo ô;
Fa mahita loza sy ady ao antanàna aho.
11 Hodidininy andro aman-alina eny ambonin' ny màndany io;
Ary heloka sy fampahoriana no ao aminy;
12 Ratsy no ao anatiny;
Ary ny fitaka sy ny fanangolena tsy mba miala amy ny làlambeny.
13 Fa tsy fahavalo no nanaratsy ahy,—
Fa raha izany, dia niaritra hiany aho;
Tsy olona nankahala ahy no nanandra-tena namely ahy,—
Fa raha izany, dia niery azy aho;
14 Fa hianao, lehilahy mitovy saranga amiko,
Namako sy sakaizako indrindra,
15 Dia isika izay nifankamamy resaka
Ka niara-nandeha tamy ny maro ho ao an-tranon' Andriamanitra.

16 Aoka hanampoka azy ny fahafatesana.[1]
Aoka hidina velona any amy ny fiainan-tsi-hita[2] izy;
Fa ratsy no ao amy ny fonenany, dia ao afovoany.[3]
17 Raha izaho, dia Andriamanitra no hantsoiko;
Ary Jehovah no hamonjy ahy.
18 Hariva sy maraina ary mitataovovonana no hitarainako sy hitolokoako;
Dia hihaino ny feoko Izy,
19 Ka hanavotra ny fanahiko ho amy ny fiadanana hahafahako amy ny adin' ireny amiko,
Fa maro no miady amiko.
20 Hihaino Andriamanitra, Izay mipetraka hatramy ny taloha, [Sela.]
Ka hamaly ireo olona tsy miova toetra
Sady tsy matahotra an' Andriamanitra.
21 Efa naninjitra ny tànany hamely izay nihavana taminy izy;
Namadika ny fanekeny izy.
22 Malambo noho ny rononomandry ny vavany,
Kanjo ady no ao am-pony;
Malemy noho ny diloilo ny teniny,
Kanjo sabatra voatsoaka ireny.

23 Apetraho aminy Jehovah ny entanao,
Ary Izy no hanohana anao;
Tsy havelany hangozohozo mandrakizay ny marina.
24 Fa Hianao, Andriamanitra ô, no hampidina ireo any andavaka fanimbana;
Ny mpandatsa-dra sy mpamitaka tsy hahatratra ny antsasaky ny androny;
Fa izaho kosa dia hatoky Anao.

*Fangataham-pamonjena amin' Andriamanitra sy fahatokiana Azy any am-pandosirana.*

LVI. Ho any ny mpiventy hira. Aljonath-elem-rehokim. Miktama nataony Davida, fony nisambotra azy tany Gata ny Filistina.

2 MAMINDRÀ FO amiko, Andriamanitra ô, fa misafoaka manenjika ahy ny olona;
Miady amiko mandrakariva izy ka mampahory ahy.
3 Misafoaka manenjika mandra-

[1] *Na:* Aoka hahazo azy ny fandringanana. [2] *Heb.* Sheola.
[3] *Na:* Fa hevi-dratsy no ao amy ny firaketany, dia ao am-pony.

kariva ny mpampahory ahy;
Maro tokoa no mirehareha miady amiko.
4 Amy ny andro atahorako no itokiako Anao.
5 Andriamanitra no iderako ny teniny;
Andriamanitra no itokiako, ka tsy mba hatahotra aho.
Inona no hataon' ny nofo amiko?
6 Manimba ny raharahako mandrakariva ireny;[1]
Ny heviny rehetra dia ny hanisy ratsy ahy hiany.
7 Miangona izy, miery izy,
Mitsongo-dia ahy izy, satria mikendry ny aiko.
8 Amin' izany faharatsiany izany moa hisy hahafahany va?[2]
Aripaho amy ny fahatezeranao ny firenena, Andriamanitra ô.
9 Manisa ny firenireneko Hianao;
Ataovy ao an-tavoahanginao ny ranomasoko;
Tsy eo amy ny bokinao va ireny?

10 Amin' izay dia hiamboho ny fahavaloko amy ny andro hiantsoako Anao;
Izao dia fantatro, fa momba ahy Andriamanitra.
11 Andriamanitra no iderako ny teniny.
Jehovah no iderako ny teniny.
12 Andriamanitra no itokiako;
Ka tsy mba hatahotra aho.
Inona no hataon' ny olona amiko?
13 Nivoady taminao aho, Andriamanitra ô,
Dia hanatitra fanati-pisaorana ho Anao.
14 Fa efa nanafaka ny fanahiko tamy ny fahafatesana Hianao;
Eny, nanafaka ny tongotro Hianao mba tsy ho solafaka,
Handehanako eo anatrehan' Andriamanitra amy ny fahazavan' ny velona.[3]

*Fangataham-pamindrampo sy fahatokiana an' Andriamanitra, na dia hodidinim-pahavalo aza.*

LVII. Ho any ny mpiventy hira. Altasheth. Miktama nataony Davida tamy ny nandosirany any Saoly tao anaty zohy.

2 MAMINDRÀ FO amiko, Andriamanitra ô, mamindrà fo amiko;
Fa Hianao no ialofan' ny fanahiko;
Eny, ao amy ny aloky ny elatrao no ialofako,
Mandra-pahalasan' ny loza.
3 Hitaraina amin' Andriamanitra Avo Indrindra aho,
Dia amin' Andriamanitra Izay mahatanteraka ho ahy.
4 Haniraka avy any an-danitra Izy ka hamonjy ahy,
Raha miteny ratsy izay misafoaka manenjika ahy. [Sela.]
Eny, Andriamanitra haniraka ny famindrampony sy ny fahamarinany.
5 Ny fanahiko dia eo afovoan' ny liona;
Handry eo amy ny masiaka aho,
Dia eo amy ny zanak' olombelona,—
Lefona sy zana-tsipìka ny nifiny, ary sabatra maranitra ny lelany.
6 Misandrata any ambonin' ny lanitra Hianao, Andriamanitra ô;

[1] *Na:* Mamily ny teniko mandrakariva ireny.
[2] *Na:* Ny faharatsiany no ataony ho famonjena azy. [3] *Na:* fahazavan' aina.

Aoka ho ambonin' ny tany
rehetra ny voninahitrao.
7 Efa namela-pandrika harato
haningotra ny diako izy
Ary nampitanondrika ny fanahiko;[1]
Nihady lavaka teo anoloako
izy,
Kanjo ny tenany hiany no
latsaka ao anatiny. [Sela.]

8 Tafatoetra ny foko, Andriamanitra ô, eny, tafatoetra ny foko;
Hihira sy hankalaza aho.
9 Mifohaza, ry voninahitro;
Mifohaza, ry valiha sy lokanga;
Hifoha maraina koa[2] aho.
10 Hidera Anao eny amy ny
vahoaka aho, Tompo ô;
Hankalaza Anao eny amy ny
firenena aho.
11 Fa lehibe mihatra amy ny
lanitra ny famindramponao,
Ary mihatra amy ny rahona
ny fahamarinanao.
12 Misandrata any ambonin' ny
lanitra Hianao, Andriamanitra ô;
Aoka ho ambonin' ny tany
rehetra ny voninahitrao.

*Ny amy ny famaliana ny mpanao fitsarana tsy marina.*

LVIII. Ho any ny mpiventy hira. Altasheth. Miktama nataony Davida.

2 MOA ny tsi-fitenenana va ataonareo ho filazana ny marina?[3]
Mitsara mahitsy va hianareo,
ry zanak' olombelona?
3 Tsy izany, fa ny fonareo no
amoronanareo ny ratsy;
Mandanja ny fandozan' ny
tànanareo etỳ an-tany hianareo.
4 Mivily hatrany am-bohoka ny
ratsy fanahy;
Mania hatrany an-kibo izy ka
miteny lainga.
5 Misy poizina tahaka ny any
ny menarana aminy;
Eny, tahaka ny vipera marenina izay manentsin-tadìny
izy
6 Ka tsy mihaino ny feon' ny
mpanao ody,
Na dia izay mpahay ody indrindra aza.

7 Andriamanitra ô, torotoroy
ny nifiny eo am-bavany;
Omboty ny vazan' ny liona
tanora, Jehovah ô.
8 Aoka ho ritra tahaka ny ranotrambo izy;
Raha atraniny ny zana-tsipìkany, dia aoka ho tapa-doha
ireny;
9 Aoka ho tahaka ny lelosy izay
mihalevona eny am-pandehanana izy;
Aoka ho tahaka ny zaza vakimanta izay tsy mahita
masoandro izy.
10 Dieny tsy mbola mafanan' ny
*afon*-tsilo ny vilaninareo,
Aoka ho entin' ny tafio-drivotra ireny, na ny lena na
ny maina.

11 Hifaly ny marina, raha mahita ny famaliana;
Hanasa ny tongony amy ny
ran' ny ratsy fanahy izy;
12 Dia hiteny ny olona ka hanao
hoe: Misy valiny[4] tokoa
ho any ny marina;
Misy tokoa Andriamanitra
Izay mitsara etỳ ambonin'
ny tany.

---

[1] *Na:* nitanondrika ny fanahiko. [2] *Na:* Hampifoha ny maraina aho.
[3] *Na:* [Moa milaza ny marina tokoa va hianareo, ry mahery?]. [4] *Heb.* vokatra.

*Fitarainan' izay misy fahavalo maro mitady hahafaty azy.*

LIX. Ho any ny mpiventy hira. Altasheth. Miktama nataony Davida, fony Saoly naniraka, ka nisy niambina ny trano hamonoana azy.

2 AFAHO amy ny fahavaloko aho, Andriamanitro ô;
Asondroty eo amy ny avo aho tsy ho azon' izay miodina amiko.
3 Afaho amy ny mpanao ratsy aho,
Ary vonjeo amy ny mpandatsa-dra.
4 Fa, indro, manotrika hahazo ny aiko izy;
Miangona hanohitra ahy ny mahery,
Nefa tsy fahadisoako ary tsy fahotako, Jehovah ô.
5 Tsy heloko[1] no ihazakazahany sy iomanany,
Koa mifohaza hitsena ahy, ka jereo.
6 Ary Hianao, Jehovah ô, Andriamanitry ny maro, Andriamanitry ny Isiraely,
Mifohaza hitsara ny firenentsamihafa;
Aza mamindra fo amin' izay mpivadika ratsy fanahy. [Sela.]
7 Miverina nony hariva ireny ka mierona tahaka ny alika
Sady mandehandeha eran' ny tanàna.
8 Indro, mirezadrezatra amy ny vavany izy;
Sabatra no eo amy ny molony,
Fa iza, *hono*, no handre?
9 Kanjo Hianao, Jehovah ô, hihomehy azy;
Hianao haneso ny firenena rehetra.

10 Koa noho ny herin' ireny dia hiandry Anao aho;
Fa Andriamanitra no fiarovana avo ho ahy.
11 Andriamanitra, Izay mamindra fo amiko, no hialoha ahy;
Hataon' Andriamanitra faly mijery ny amy ny fahavaloko aho.
12 Aza mahafaty azy Hianao, fandrao hanadino izany ny fireneko;
Ampirenireneo amy ny herinao izy, ka aripaho, ry Tompo ô, Ampinganay,
13 Ny fahotan' ny vavany dia ny tenin' ny molony;
Aoka hosamborina amy ny fireharehany izy,
Eny, noho ny ozona sy ny lainga ataony.
14 Aringano an-katezerana izy, aringano mba tsy ho ao intsony;
Ary aoka ho fantany fa Andriamanitra no manapaka eo amy ny Jakoba
Ka hatramy ny faran' ny tany. [Sela.]
15 Ary miverina nony hariva ireny ka mierona tahaka ny alika
Sady mandehandeha eran' ny tanàna.
16 Miriorio mitady hanina izy;
Raha tsy voky izy, dia any hiany mandritra ny alina.

17 Fa izaho kosa dia hihira ny herinao,
Ary hihoby ny famindramponao nony maraina,
Satria fiarovana avo ho ahy Hianao,
Ary fandosirako amy ny andro fahoriana.
18 Ry Heriko ô, Hianao no hankalazaiko.
Fa Andriamanitra no fiarovana avo ho ahy, dia Andriamanitra Izay mamindra fo amiko.

[1] *Heb.* heloka.

*Fiantsoan' ny efa resim-pahavalo, mba hotsarovan' Andriamanitra ny teniny.*

LX. Ho any ny mpiventy hira. Al-shoshan-edoth. Miktama nataony Davida hampianarana, 2 fony izy nanafika any Mesopotamia[1] sy Arama-zoba, tamy ny niverenany Joaba ka namelezany ny Edomita roa arivo amby iray alin-dahy teo amy ny lohasahan-tsira.

3 ANDRIAMANITRA O, efa nanary sy nampihahaka anay Hianao;
Efa tezitra Hianao, velombelomy izahay.
4 Efa nampihorohoro ny tany Hianao ka namaky azy;
Amboary izay rava aminy, fa mihozongozona izy.
5 Efa nampahita ny olonao zavatsarotra Hianao,
Ary efa nampisotro anay divay mampiraikiraiky.
6 Efa notoloranao faneva ny matahotra Anao,
Hatsangany noho ny fahamarinana. [Sela.]
7 Mba hahafahan' ny malalanao,
Dia vonjeo amy ny tànananao ankavanana aho, ka valio.

8 Andriamanitra niteny tamy ny fahamasinany hoe:
Hifaly Aho ka hizara any Sekema;
Ary ny lohasahany Sokota horefesiko;
9 Ahy Gileada, Ahy koa Manase;
Ary aron' ny lohako Efraima;
Tehim-panjakako Joda;
10 Tavindranoko fanasana Moaba;
Edoma no anipazako ny kapako;
Mihobia noho ny amiko, ry Filistia.

11 Iza no hitondra ahy ho any an-tanàna mafy?
Iza no hitarika ahy ho any Edoma?
12 Tsy Hianao va, Izay efa nanary anay,[2] Andriamanitra ô,
Sady tsy nivoaka niaraka tamy ny antokon' ny miaramilanay, Andriamanitra ô?
13 Vonjeo amy ny mpandrafy izahay;
Fa zava-poana ny famonjena ataon' ny olona.
14 Andriamanitra no haherezantsika;
Fa Izy no hanitsakitsaka ny fahavalontsika.

*Fangatahan' ny mpanjaka efa nandositra, mba hampodin' Andriamanitra indray.*

LXI. Ho any ny mpiventy hira. Hampiarahina amy ny valiha. Nataony Davida.

2 HENOY ny fitarainako, Andriamanitra ô;
Tandremo ny fivavako.
3 Any am-paran' ny tany no hiantsoako Anao, raha reraka ny foko;
Ento aho ho any amy ny vatolampy izay avo ka tsy tratro;
4 Fa aroko Hianao
Sy tilikambo mafy handosirako ny fahavalo.
5 Aoka hitoetra ao an-tranonao mandrakizay aho;
Aoka hialoka ao ambanin' ny fanomban' ny elatrao aho.
6 Fa Hianao, Andriamanitra ô, efa nandre ny voadiko;
Efa nomenao ahy ny lovan' izay matahotra ny anaranao.

7 Halavao ny andron' ny mpanjaka;
Aoka ny taonany hahatratra ny taranaka maro.
8 Aoka hitoetra eo anatrehan' Andriamanitra mandrakizay izy;

[1] Arama-naharaima. [2] *Na:* Tsy efa nanary anay va Hianao?

Famindrampo sy fahamarinana
no tendreo hiaro azy ;
9 Ka dia izany no hankalazako
ny anaranao mandrakizay,
Mba hanefako isan-andro ny
voadiko.

*Fiantombenan' ny fanahy izay manantena an' Andriamanitra, na dia mafy aza ny famelin' ny fahavalo.*

LXII. Ho any ny mpiventy hira. Aljedotona. Salamo nataony Davida.

2 ANDRIAMANITRA tokoa no
iantombenan' ny fanahiko ;
Avy aminy ny famonjena ahy.
3 Izy tokoa no vatolampiko sy
famonjena ahy,
Dia fiarovana avo ho ahy, ka
tsy hangozohozo loatra aho.
4 Mandra-pahoviana no hirohotanareo
hamely olona
Sy handrodananareo rehetra
azy toy ny mànda mirona
sy ny rova mihozongozona ;
5 Misaina hanongana azy hiala
amy ny voninahiny ireny ;
Lainga no ifaliany,
Misaotra amy ny vavany izy,
fa manozona amy ny fony.
[Sela.]
6 Miantombena amin' Andriamanitra
tokoa hianao, ry
fanahiko ;
Fa Izy no antenaiko.
7 Izy tokoa no vatolampiko sy
famonjena ahy.
Dia fiarovana avo ho ahy, ka
tsy mba hangozohozo aho.
8 Andriamanitra no iankinan'
ny famonjena ahy sy ny
voninahitro ;
Ny vatolampiko mafy sy ny
aroko dia ao amin' Andriamanitra.

9 Matokia Azy mandrakariva
hianareo, ry olona ;
Loary eo anatrehany ny fonareo ;
Andriamanitra no aro ho antsika.
[Sela.]
10 Zava-poana tokoa ny ambany,
ary lainga ny ambony ;
Raha hatao amy ny mizana
izy, dia maivana; zavapoana
mihitsy izy.
11 Aza matoky ny fanaovana ankeriny,
ary aza miantehitra
amy ny halatra ;
Raha mitombo ny harena,
dia aza anorenana ny fonareo.

12 Indray mandeha no nitenenan'
Andriamanitra ;
Indroa no nandrenesako hoe :
An' Andriamanitra ny hery.
13 Ary Anao koa, ry Tompo ô,
ny famindrampo,
Fa Hianao no mamaly ny
olona rehetra araka ny
asany avy.

*Ny hetahetan' ny fanahy maniry an' Andriamanitra.*

LXIII. Salamo nataony Davida, fony tany an-efitry Joda izy.

2 ANDRIAMANITRA O, Andriamanitro
Hianao ;
Mitady Anao fatratra aho ;
Mangetaheta Anao ny fanahiko,
maniry Anao ny nofoko
Eto amy ny tany maina sy
mangentana tsy misy rano ;
3 Toy izany no nijereko Anao
tao amy ny fitoerana masina,
Hahitako ny herinao sy ny
voninahitrao.
4 Fa tsara noho ny aina ny
famindramponao ;
Ny molotro hidera Anao.
5 Toy izany no hisaorako Anao,
raha mbola velona koa aho ;
Amy ny anaranao no hanandratako
ny tànako.
6 Toy ny voky tsoka sy tavy
no hahavokisan' ny fanahiko ;
Ary amy ny molotra falifaly
no hideran' ny vavako
Anao.

7 Raha mahatsiaro Anao eo am-pandriako aho,
Dia mieritreritra Anao amy ny fiambenan-alina.
8 Fa efa namonjy ahy Hianao,
Ary ao ambanin' ny aloky ny elatrao no hihobiako.
9 Mifikitra aminao ny fanahiko;
Manohana ahy ny tànanao ankavanana.
10 Fa ireny dia mitady ny aiko ka mampidi-doza amy ny tenany;
Hiditra any ambanin' ny tany izy;
11 Hatolotra ho amy ny herin' ny sabatra izy;
Ho anjaran' ny amboahaolo[1] izy.
12 Fa ny mpanjaka hifaly amin' Andriamanitra;
Ho ravoravo izay rehetra mianiana aminy;
Fa hakombona ny vavan' izay rehetra mandainga.

*Fiantsoana an' Andriamanitra hanafaka amy ny fandrika amampitaka ataon' ny olona, sy fanambarana ny havaliny ireny.*

LXIV. Ho any ny mpiventy hira. Salamo nataony Davida.

2 HENOY ny feoko, raha mitaraina aho, Andriamanitra ô;
Arovy ny aiko amy ny tahotro ny fahavalo.
3 Afeno aho tsy ho azon' ny firaisan-tetiky ny ratsy fanahy
Sy ny fitabataban' ny mpanao ratsy,
4 Izay mandranitra ny lelany ho tahaka ny sabatra,
Ka mikendry handefa ny zana-tsipìkany, dia teny mangidy,
5 Mba hitififitra mangingina ny mahitsy;
Mitifitra azy tampoka izy ka tsy matahotra.
6 Hamafiny ny hevi-dratsiny;
Mifampitaona hanao fandritotofana izy
Ka manao hoe: Iza no hahita izany?
7 Manao saim-petsy izy;
Omaniny tsara ny sain-dalina voaheviny;
Lalina ny ao anatin' ny olombelona, dia ny fony.

8 Mitifitra azy Andriamanitra;
Tampoka toy ny fiantefan' ny zana-tsipìka no fahavoazany.
9 Apotrany izy ka voasingotry ny lelany hiany;
Mandositra[2] izay rehetra mahita azy.
10 Dia matahotra ny olona rehetra ka manambara ny ataon' Andriamanitra
Sady mandinika tsara ny asany.
11 Mifaly aminy Jehovah ny marina ka mialoka aminy;
Eny, mifaly tena ny mahitsy fo rehetra.

*Fiderana an' Andriamanitra noho ny ataony, fa indrindra noho ny anomezany ny vokatry ny tany.*

LXV. Ho any ny mpiventy hira. Salamo nataony Davida. Tonon-kira.

2 HO anao ny fanginana *sy* ny fiderana,[3]
Andriamanitra any Ziona ô,
Ary aminao no anefana ny voady.
3 Ry Mpihaino vavaka ô, Hianao no hohatonin' ny nofo rehetra.
4 Ny zava-mahameloka ahy dia mihoatra noho izay zakako;
Nefa Hianao no mamela ny fahadisoanay.
5 Sambatra izay fidinao ka ampanatoninao hitoetra eo ankianjanao;

[1] volpa. [2] *Na:* Mihifikifi-doha. [3] *Na:* Ny fiononana dia fiderana ankasitrahanao.

Te-ho voky ny zava-tsoa ao
amy ny tranonao izahay, dia
ny zava-masina ao amy ny
tempolinao.

6 Zava-mahatahotra no atao-
nao amy ny fahamarinana
ho valin' *ny vavakay*,
Ry Andriamanitry ny famon-
jena anay ô,
Ry tokin' ny faran' ny tany
rehetra sy ny ranomasina
eny lavitra eny.
7 Mampiorina ny tendrombohi-
tra amy ny heriny Izy,
Misikina fahatanjahana Izy.
8 Mampitsahatra ny firohondro-
hon' ny onjan-dranomasina
Izy
Sy ny fitabataban' ny firenena.
9 Dia matahotra noho ny faman-
taranao ny mponina any
am-paran' ny tany;
Ny any amy ny fiposahan' ny
maraina sy ny hariva no
ampihobinao.

10 Mamangy ny tany Hianao
ka mahamando azy;
Mampahavokatra azy betsaka
Hianao—
Ny onin' Andriamanitra dia
tondra-drano—
Mamboatra vary ho any ny
olona Hianao;
Fa izany no famboatrao ny
tany.
11 Mahampoka ny tany voasa
Hianao ka mampiravona
azy;
Ranonorana mivatravatra no
amontosanao azy;
Mitahy ny fitsimohany Hianao.
12 Satrohanao voninahitra ny
taona fitahianao;
Ary ny dianao mitete menaka.
13 Vonton-drano ny fiandrasana
ondry any an-efitra,
Ary misikina fifaliana ny
havoana.
14 Rakotra ondry ny saha;
Ary voasarona vary ny loha-
saha;
Mihoby izy, eny, mihira koa.

*Fiantsoana izao rehetra izao hisaotra an' Andriamanitra noho ny nataony ho any ny mpanompony.*

LXVI. Ho any ny mpiventy hira.
Tonon-kira. Salamo.

MIHOBIA ho an' Andriamani-
tra, ry tany rehetra;
2 Mankalazà ny voninahitry ny
anarany;
Omeo voninahitra Izy ho fide-
rana Azy.
3 Lazao amin' Andriamanitra
hoe: Endrey, mahatahotra
ny asanao!
Ny fahalehibiazan' ny herinao
no hikoizan' ny fahavalonao
Anao.
4 Ny tany rehetra hiankohoka
eo anatrehanao ka hanka-
laza Anao;
Eny, hankalaza ny anaranao
izy. [Sela.]

5 Avia, ka jereo ny asan' An-
driamanitra,
Mahatahotra ny zavatra atao-
ny amy ny zanak' olombe-
lona.
6 Efa nampody ny ranomasina
ho tany maina Izy;
Nandeha an-tongotra nita ny
ony ny olona;
Tao no nifaliantsika tamin' [1]
Andriamanitra.
7 Manjaka mandrakizay amy
ny heriny Izy,
Ary ny masony mandinika ny
firenen-tsamihafa;
Aoka tsy hanandra-tena ny
maditra. [Sela.]

8 Misaora an' Andriamani-
tsika, ry firenena;
Ary asandrato ny feo fiderana
Azy,

[1] *Na:* Ao no aoka hifaliantsika amin'.

9 Izay mampitoetra ny fanahintsika amy ny fiainana
Ka tsy mamela ny tongotsika hangozohozo.
10 Fa efa nizaha toetra anay Hianao, Andriamanitra ô;
Efa nanadio anay Hianao, tahaka ny fanadio volafotsy amy ny memy.
11 Efa nampiditra anay tamy ny fandrika Hianao;
Efa nanisy enta-mavesatra teo am-balahanay Hianao.
12 Efa nampandeha ny olona hanitsaka ny lohanay Hianao;
Nandeha namaky ny afo sy ny rano izahay;
Fa nitondra anay nivoaka ho amy ny fitahiana mahatretrika Hianao.

13 Hiditra ao an-tranonao mitondra fanatitra odorana aho;
Hefaiko aminao ny voadiko,
14 Izay notononin' ny molotro
Sy naloaky ny vavako, fony aho azom-pahoriana.
15 Hateriko aminao ho fanatitra odorana ny matavy
Mbamy ny setroky ny ondrilahy;
Hanatitra omby sy osilahy aho. [Sela.]

16 Avia, mihainoa hianareo rehetra izay matahotra an' Andriamanitra,
Fa holazaiko izay nataony ho any ny fanahiko.
17 Izy no nantsoin' ny vavako;
Ary ny fanandratana Azy no teo ambanin' ny lelako.
18 Raha nankasitraka[1] ota tao am-poko aho,
Dia tsy mba hihaino ny Tompo;
19 Kanefa efa nihaino tokoa Andriamanitra;
Efa nihaino ny feon' ny fivavako Izy.
20 Isaorana anie Andriamanitra,
Izay tsy nandà ny fivavako,
Na nanaisotra ny famindrampony tamiko.

*Fanirian' ny olo-marina mba hanaiky an' Andriamanitra avokoa ny firenena rehetra.*

LXVII. Ho any ny mpiventy hira. Hampiarahina amy ny valiha. Salamo. Tonon-kira.

2 ANDRIAMANITRA anie hamindra fo aminay sy hitahy anay; [Sela.]
Hampamirapiratra ny tavany aminay anie Izy;
3 Mba ho fantatra etỳ ambonin' ny tany ny làlanao
Sy ny famonjenao any amy ny jentilisa rehetra.

4 Hidera Anao ny firenena, Andriamanitra ô;
Eny, hidera Anao ny firenena rehetra.
5 Hifaly sy hihoby ny firenentsamihafa,
Satria mitsara marina ny firenena Hianao;
Ny firenen-tsamihafa ambonin ny tany dia entinao. [Sela.]
6 Hidera Anao ny firenena, Andriamanitra ô;
Eny, hidera Anao ny firenena rehetra.
7 Ny tany efa nahavokatra;
Mitahy antsika Andriamanitra, dia Andriamanitsika.
8 Mitahy antsika Andriamanitra;
Ary hatahotra Azy ny vazantany rehetra.

*Fankalazana an' Andriamanitra noho ny fitondrany ny Isiraely sy ny fandreseny ny fahavalony.*

LXVIII. Ho any ny mpiventy hira. Salamo nataony Davida. Tonon-kira.

[1] *Heb.* nijery.

2 AOKA hitsangana Andriamanitra, ka hiely ny fahavalony;
Ary aoka izay mankahala Azy handositra ny tavany.
3 Tahaka ny fanely setroka no fanelinao azy;
Tahaka ny fiempon' ny savoka eo anoloan' ny afo
No aoka hahalevonan' ny ratsy fanahy eo anatrehan' Andriamanitra.
4 Fa ny marina mifaly;
Eny, ravoravo eo anatrehan' Andriamanitra izy ka faly tokoa.
5 Mihirà ho an' Andriamanitra, mankalazà ny anarany;
Manamboara làlana ho an' Izay mitaingina mamaky ny efitra—
Jehovah no anarany—ary mifalia eo anatrehany.
6 Rain' ny kamboty sy Mpanome rariny ny mpitondratena
Andriamanitra ao amy ny fonenany masina.
7 Andriamanitra mampitoetra an-trano izay irery tena;
Mamoaka ny mpifatotra ho amy ny fanambinana Izy;
Fa ny maditra hitoetra amy ny tany karankaina.

8 Andriamanitra ô, raha nandeha teo alohan' ny olonao Hianao
Ka namaky ny efitra, [Sela.]
9 Dia nihorohoro ny tany,
Ary nitaitaika ny lanitra, tamy ny fanatrehan' Andriamanitra,
Na iry Sinay iry aza tamy ny fanatrehan' Andriamanitra, Andriamanitry ny Isiraely.
10 Ranonoram-pitahiana no nalatsakao tamy ny lovanao, Andriamanitra ô;
Ary raha kotra izy, dia novelombelominao.
11 Ny olonao[1] taman-toerana teo;
Mamboatra ho any ny ory araka ny fahasoavanao Hianao, Andriamanitra ô.
12 Ny Tompo manome ny teny;
Ary ny vehivavy mpilaza soa dia antokony lehibe.
13 Ireo mpanjaka be miaramila dia vaky mandositra;
Ary ny vehivavy izay mitoetra ao an-trano no mizara ny babo.
14 Raha mandry eo amy ny vala hianareo,
Dia *ho tahaka* ny ela-boromailala miravaka volafotsy,
Ary ny volony miravaka volamena tsara.
15 Raha aelin' ny Tsitoha eo ny mpanjaka maro,
Dia latsaka ny orampanala ao Zalmona.

16 Tendrombohitr' Andriamanitra ny tendrombohitry Basana.
Tendrombohitra maro tampona ny tendrombohitry Basana.
17 Ry tendrombohitra maro tampona, nahoana hianareo no mihendry
Ny tendrombohitra izay tian' Andriamanitra hitoerany?
Eny, hitoetra ao mandrakizay Jehovah.
18 Ny kalesin' Andriamanitra dia roa alina, eny, arivo arivo;
Ny Tompo no eo aminy; Sinay dia eo amy ny fitoerana masina.[2]
19 Efa niakatra ho any amy ny avo Hianao ka nitondra babo;
Efa nandray fanomezana teo amy ny olombelona Hianao—
Eny, teo amy ny maditra aza,

---

[1] *Heb.* bibinao. [2] *Na:* amy ny fahamasinana.

—mba hitoerany Jehovah Andriamanitra any.[1]

20 Isaorana anie ny Tompo,
Izay mitondra ny entantsika isan-andro isan-andro,[2]
Eny, Andriamanitra Izay famonjena antsika. [Sela.]
21 Andriamanitra no Andriamanitry ny famonjena ho antsika;
Ary any Jehovah Tompo ny fanafahana amy ny fahafatesana.
22 Fa Andriamanitra mamely mafy ny lohan' ny fahavalony,
Dia ny tampon-doha lava volo an' izay mandroso amy ny fahadisoany.
23 Lazain' ny Tompo hoe: Hampody ny any Basana Aho;
Hampody ny amy ny ranomasina lalina Aho,—
24 Mba hampihosenanao ra ny tongotrao,
Ary ho anjaran' ny lelan' ny amboanao ny fahavalo.

25 Efa hita ny fandehananao, Andriamanitra ô,
Dia ny fandehanan' Andriamanitro, Mpanjakako, ao amy ny fitoerana masina.[3]
26 Mialoha ny mpihira, ary manaraka ny mpitendry valiha,
Eo afovoan' ny zatovovavy mively ampongatapaka.
27 Misaora an' Andriamanitra eo amy ny fiangonana,
Eny, misaora ny Tompo, hianareo avy amy ny loharanon' ny Isiraely.
28 Indry Benjamina kely, mpanapaka azy,
Ny antokon' ny mpanapaka ny Joda,
Ny mpanapaka ny Zebolona sy ny mpanapaka ny Naftaly.

29 Andriamanitrao no nampahery anao;
Ry Andriamanitra Izay miasa ho anay ô, asehoy ny herinao.
30 Noho[4] ny tempolinao eo antampony Jerosalema
No hitondran' ny mpanjaka maro fanatitra ho Anao.
31 Teneno mafy ny biby eny anaty zozoro sy ny fivorian' ny ombilahy mbamin' ireo vahoaka zanak' omby,
Dia izay miankohoka manatitra anja-bolafotsy—
Aelezo ny olona tia ady—
32 Ho avy ny tremalahiny Egypta;
Etiopia halaky hananty tànana amin' Andriamanitra.

33 Ry fanjakana ambonin' ny tany, mihirà ho an' Andriamanitra;
Mankalazà ny Tompo, [Sela.]
34 Ilay mitaingina ny lanitry ny lanitra izay hatry ny fahagola;
Indro, mamoaka ny feony Izy, dia feo mahery.
35 Ekeo ho an' Andriamanitra ny hery;
Ambonin' ny Isiraely ny voninahiny,
Ary ny heriny any amy ny lanitra.
36 Mahatahotra Hianao, Andriamanitra ô, ao amy ny fitoeranao masina;
Andriamanitry ny Isiraely no manome hery sy tanjaka ho any ny olona.
Isaorana anie Andriamanitra.

---

[1] *Na:* ao aminy; *na:* mba hitoeranao any, ry Jehovah Andriamanitra; *na:* Efa nandray olona ho fanomezana Hianao—eny, na dia ny maditra aza—mba hitoerany ao aminy Jehovah Andriamanitra. [2] *Na:* Isaorana isan-andro isan-andro anie ny Tompo; raha misy mahavesatra antsika, dia Andriamanitra no famonjena antsika; *na:* Isaorana anie ny Tompo, Izay mampitondra entana antsika isan-andro isan-andro. [3] *Na:* amy ny fahamasinana. [4] *Na:* Avy amy.

*Fitarainan' izay nenjehina sy nampahorina noho ny amin' Andriamanitra.*

LXIX. Ho any ny mpiventy hira. Alshoshanim. Nataony Davida.

2 VONJEO aho, Andriamanitra ô;
Fa efa mihatra amy ny aiko ny rano.
3 Milentika amy ny fotaka mandrevo aho, ka tsy misy hifaharana;
Efa miditra amy ny rano lalina aho, ka mandifotra ahy ny riaka.
4 Sasatry ny mitaraina aho, maimay ny tendako;
Pahina ny masoko, raha miandry an' Andriamanitro aho.
5 Maro noho ny volon-dohako ny isan' izay mankahala ahy tsy ahoan-tsy ahoana;
Mahery izay ta-hahafaty ahy, dia ny fahavaloko tsy ahoan-tsy ahoana;
Mampanonitra ahy izay tsy nalaiko izy.
6 Andriamanitra ô, Hianao mahalala ny hadalako;
Ary ny heloko tsy mba miafina aminao.
7 Aoka tsy ho menatra noho ny amiko izay miandry Anao, Jehovah, Tompon' ny maro ô;
Aoka tsy ho very hevitra noho ny amiko izay mitady Anao, ry Andriamanitry ny Isiraely ô.

8 Fa noho ny aminao no itondrako latsa;
Safotry ny henatra ny tavako.
9 Efa vahiny amy ny rahalahiko aho;
Eny, efa olon-ko azy amy ny zanak' ineny aho.
10 Fa ny firehetako ny amy ny tranonao no naharìtra aina ahy;
Ary ny latsa nataon' izay nandatsa Anao dia nihatra tamiko.
11 Nitomany sady nifady hanina aho,
Dia natao latsa ho ahy izany.
12 Lamba fisaonana no nataoko fitafiako,
Dia efa ambentinteny tamin' ireny aho.
13 Miresaka ahy izay mipetraka eo am-bavahady;
Ary ataon' ny mpisotro toaka an-kira aho.

14 Fa izaho hivavaka aminao amy ny andro fankasitrahana, Jehovah ô,
Dia aminao, Andriamanitra ô, noho ny haben' ny famindramponao;
Valio aho araka ny hamarinan' ny famonjenao.
15 Afaho amy ny fotaka aho, ka aza avela hilentika;
Vonjeo aho amin' izay mankahala ahy sy amy ny rano lalina.
16 Aza avela hanafotra ahy ny rano mandriaka,
Na hitelina ahy ny lalina;
Ary aza avela hikatom-bava amiko ny lavaka fantsakana.
17 Valio aho, Jehovah ô, fa tsara ny famindramponao;
Todiho aho araka ny haben' ny fiantranao.
18 Ary aza manafina ny tavanao amy ny mpanomponao;
Fa azom-pahoriana aho, koa faingàna hamaly ahy Hianao.
19 Hatòny ny fanahiko, avoty izy;
Eny, vonjeo aho noho ny ataon' ny fahavaloko.
20 Hianao no mahalala ny latsa mihatra amiko ary ny fahamenarako sy ny fahafahamboninahitro;
Eo anatrehanao ny mpandrafy ahy rehetra.
21 Ny latsa dia nanorotoro ny foko, ka reraka indrindra aho;

Ary niandry antra aho fa tsy nisy,
Sy mpanony, fa tsy nahita.
22 Fa zava-mangidy no nomeny ho haniko;
Ary vinaingitra no natolony ahy hosotroina, raha nangetaheta aho.

23 Aoka ho fandrika *ho azy* ny latabany eo anoloany;
Eny, ho tonta ho any ny tsy manana ahiahy.
24 Aoka ho jamba ny masony mba tsy hahita;
Ary ampangozohozoy mandrakariva ny valahany.
25 Aidino aminy ny fahatezeranao;
Ary aoka hahatratra azy ny firehetan' ny fahaviniranao.
26 Aoka ho foana ny tobiny;
Aza avela hisy hitoetra ao andainy.
27 Fa izay nasianao no nenjehiny;
Ary ny fahararian' ny voatsindronao dia lazalazainy.
28 Aoka hiampy ny helony;
Ary aoka tsy hiditra amy ny fahamarinanao izy.
29 Aoka hovonoina tsy ho eo amy ny bokin' ny velona ny anarany,
Ary aoka tsy hosoratana eo amy ny marina.

30 Fa izaho dia ory sy mahantra, Andriamanitra ô;
Aoka ny famonjenao no hanandratra ahy.
31 Hankalaza ny anaran' Andriamanitra amy ny fihirana aho,
Ary hidera Azy amy ny fisaorana.
32 Fa ho sitraky Jehovah izany mihoatra noho ny vantotr' ombilahy,
Izay manan-tandroka sady mivaky kitro.
33 Hahita izany ny mpandefitra ka ho faly;
Aoka ho velona ny fonareo, ry mpitady an' Andriamanitra.
34 Fa mihaino ny malahelo Jehovah,
Ary ny olony mifatotra tsy mba hamavoiny.
35 Aoka hidera Azy ny lanitra sy ny tany.
Ny ranomasina sy izay rehetra mihetsika ao aminy.
36 Fa Andriamanitra hamonjy any Ziona sady hanangana ny tanànan' ny Joda;
Ary hitoetra ao ny olony ka ho tompony;
37 Dia handova azy ny taranaky ny mpanompony;
Ary hitoetra ao izay tia ny anarany.

*Fangataham-pamonjena.*

LXX. Ho any ny mpiventy hira. Nataony Davida. Ho fampahatsiarovana.

2 ANDRIAMANITRA O, faingàna hanafaka ahy;
Jehovah ô, faingàna hamonjy ahy.
3 Aoka ho menatra sy hangaihay izay mitady ny aiko;
Aoka hiamboho sy ho afabaraka izay faly amy ny manjo ahy;
4 Aoka hiamboho noho ny fahamenarany
Izay manao hoe: Hia! sakoa izay!
5 Aoka hifaly sy ho ravoravo aminao izay rehetra mitady Anao;
Ary aoka izay tia ny famonjenao hanao mandrakariva hoe: Hankalazaina anie Andriamanitra.
6 Fa izaho dia ory sy malahelo;
Faingàna hankaty amiko, Andriamanitra ô;
Mpamonjy sy Mpanafaka ahy Hianao;
Aza ela, Jehovah ô.

*Vavaka ataon' izay mahatsiaro ny famindrampon' Andriamanitra taminy hatry ny fony tan ra.*

LXXI. HIANAO, Jehovah ô, no itokiako;
Aoka tsy ho menatra mandrakizay aho.
2 Vonjeo ny fahamarinanao aho, ka afaho;
Atongilano amiko ny sofinao, ka vonjeo aho.
3 Aoka ho vatolampy fonenana hohatoniko mandrakariva Hianao, Izay efa nandidy hamonjy ahy;
Fa harambatoko sy batery fiarovana ho ahy Hianao.

4 Andriamanitro ô, afaho amy ny tànan' ny ratsy fanahy aho,
Dia amy ny tànan' ny mpanao meloka sy ny lozabe.
5 Fa Hianao no fanantenako, Jehovah Tompo ô,
Ry tokiko hatry ny fony aho mbola tanora.
6 Hianao no nanankinana ahy hatrany am-bohoka;
Hianao namoaka[1] ahy avy tany an-kibon-dreniko;
Hianao no deraiko mandrakariva.
7 Tonga toa zava-mahagaga eo imason' ny maro aho;
Nefa Hianao no fiarovana mafy ho ahy.
8 Ny vavako ho feno ny fiderana Anao
Sy ny fankalazana Anao mandrakariva.

9 Aza manary ahy, rehefa antitra aho;
Ary aza mahafoy ahy, rehefa ketraka ny heriko.
10 Fa miresaka ahy ny fahavaloko;
Ary miara-mioko izay manotrika hahazo ny aiko
11 Ka manao hoe: Andriamanitra efa nahafoy azy;
Enjeho izy, ka sambory, fa tsy misy hamonjy.
12 Andriamanitra ô, aza manalavitra ahy;
Andriamanitro ô, faingàna hamonjy ahy.
13 Aoka ho menatra sy ho levona ny mpanohitra ny fanahiko;
Aoka hitafy henatra sy fahafaham-baraka izay mitady hanisy ratsy ahy.

14 Fa izaho kosa dia hanantena mandrakariva,
Ary hitombo lalandava ny fiderako Anao.
15 Ny vavako hitory ny fahamarinanao
Sy ny famonjenao mandrakariva,
Fa tsy fantatro ny isany.
16 Ho entiko ny asa lehibe nataony Jehovah Tompo;
Hampahatsiaro ny fahamarinanao aho, dia ny Anao hiany.
17 Andriamanitra ô, Hianao efa nampianatra ahy hatry ny fony aho mbola tanora;
Ary mandraka ankehitriny dia nitory ny fahagaganao aho.
18 Koa mandra-pahantitro sy fotsy volo, dia aza mahafoy ahy, Andriamanitra ô,
Mandra-pilazako ny sandrinao amy ny taranaka
Sy ny asanao lehibe amin' izay rehetra mbola ho avy.
19 Ary mihatra amin' izay avo indrindra ny fahamarinanao, Andriamanitra ô,
Izay nanao zava-dehibe;
Andriamanitra ô, iza no tahaka Anao?
20 Hianao Izay nampahita ahy[2] fahoriana be sady mafy
No hamelona ahy[2] indray
Ka hampiakatra ahy[2] indray

[1] *Na:* no mpiaro, *na* mpanisy soa, ahy hatry, etc. [2] *Na:* anay.

hiala amy ny fitoerana lalina amy ny tany.
21 Ampitomboy ny voninahitro,
Ary aoka hampionona ahy indray Hianao.

22 Izaho kosa hidera Anao amy ny valiha, dia ny fahamarinanao, Andriamanitro ô;
Hankalaza Anao amy ny lokanga aho, ry Iray Masin' ny Isiraely ô.
23 Hihoby ny molotro, raha mankalaza Anao;
Ny fanahiko koa izay efa navotanao.
24 Ary ny lelako hitory ny fahamarinanao mandrakariva;
Fa efa menatra sy mangaihay izay mitady hanisy ratsy ahy.

*Ny handrosoan' ny fanjakan' ny mpanjaka voatendrin' Andriamanitra.*

## LXXII.

Nataony Solomona.

ANDRIAMANITRA O, omeo ho any ny mpnjaka ny fitsaranao,
Ary ho any ny zanaky ny mpanjaka ny fahamarinanao.
2 Hitsara[1] ny olonao amy ny fahamarinana izy,
Ary ny malahelonao amy ny fahitsiana.
3 Ny tendrombohitra hahavokatra fiadanana ho any ny olona,
Eny, ny havoana koa amy ny fahamarinana.
4 Hitsara[1] ny olona ory izy
Sy hamonjy ny zanaky ny mahantra
Ary hanorotoro ny mpampahory.
5 Hatahotra[1] anao ny olona, raha mbola maharitra koa ny masoandro
Sy ny volana hatramy ny taranaka fara mandimby.
6 Hidina[1] tahaka ny ranonorana amy ny saha voajinja izy,
Tahaka ny ranonorana mivatravatra amy ny tany.
7 Ny[1] marina hitrebona amy ny androny,
Ary ho be ny fiadanana mandra-paha-tsy hisy volana intsony.

8 Ary hanjaka hatramy ny ranomasina ka hatramy ny ranomasina izy,
Ary hatramy ny Ony[2] ka hatramy ny faran' ny tany.
9 Ny mponina any an-efitra handohalika eo anatrehany;
Ary ny fahavalony hilelaka ny vovoka.
10 Ny mpanjakany Tarsisy sy ny nosy handoa hetra;
Ny mpanjakany Sheba sy Seba hanatitra fanomezana.
11 Ary ny mpanjaka rehetra hiankohoka eo anatrehany;
Ny firenena rehetra hanompo azy.
12 Fa hamonjy ny mahantra mitaraina izy
Sy ny ory tsy manan-kamonjy;
13 Hiantra ny reraka sy ny malahelo izy
Ary hamonjy ny fanahin' ny malahelo.
14 Hanavotra ny fanahiny amy ny fampahoriana sy ny fanaovana an-keriny izy;
Ary ho zava-dehibe eo imasony ny rany.

15 Dia ho velona ireny ka hanome azy[3] volamena avy any Sheba,
Ary hanao fifonana ho azy mandrakariva izy, ary isanandro no hisaorany azy.
16 Hahavoka-bary betsaka ny

[1] *Na:* Aoka, etc. [2] Eofrata. [3] *Na:* Dia ho velona Izy ka homena.

tany, na dia any an-tampon' ny tendrombohitra aza;
Hiròndròna tahaka ny any Libanona ny fahavokarany;
Ary ny ao an-tanàna hidokadoka tahaka ny ahitra amy ny tany.
17 Ho mandrakizay ny anarany.
Raha mbola maharitra koa ny masoandro, dia hanorobona ny anarany;
Ary izy ho fitahiana ny olona;
Ny firenena rehetra hanao azy ho sambatra.[1]

18 Isaorana anie Jehovah Andriamanitra, Andriamanitry ny Isiraely;
Izy irery hiany no manao fahagagana;
19 Ary isaorana mandrakizay anie ny anarany malaza;
Ary aoka ny tany rehetra ho henika ny voninahiny.
Amena dia Amena.

20 Tapitra ny fivavaky Davida, zanaky Jese.

## BOKY FAHATELO.

*Ny amy ny tsy hahaketraka ny olon' Andriamanitra, raha mahita ny ratsy fanahy ambinina.*

LXXIII. Salamo nataony Asafa.

ANDRIAMANITRA mahasoa ny Isiraely tokoa,
Dia ny madio fo.
2 Fa izaho, dia saiky nibolasitra ny tongotro;
Saiky solafaka ny diako,
3 Satria nialona ny mpirehareha aho,
Raha nahita ny fiadanan' ny ratsy fanahy.

4 Fa tsy misy fanaintainana amy ny fahafatesany
Ary fatratra ny heriny.
5 Tsy mba misy manavesatra azy, tahaka ny olona sasany,
Ary tsy mba azom-pahoriana tahaka ny olon-kafa izy.
6 Dia izany no iambozonany rehareha toy ny rojo
Sy itafiany fahalozana tahaka ny lamba.
7 Bongon-tavy ny masony;
Miloatra ny hevitry ny fony.
8 Manazimbazimba izy ka miresaka fampahoriana andolompo;
Avo vava izy.
9 Manao vava manakatra ny lanitra izy,
Ary ny lelany mandeha mitety ny tany.
10 Izany no itodihan' ny olony hankany aminy;
Ary rano be no gohin' ireny;
11 Ka hoy izy: Hataon' Andriamanitra ahoana no fahalala,
Ary manam-pahalalana va ny Avo Indrindra?

12 Indro, ireny dia olona ratsy fanahy;
Miadana mandrakariva izy ka mitombo harena.
13 Foana mihitsy ny nanadiovako ny foko
Sy ny nanasako ny tànako tamy ny fahamarinana.
14 Azom-pahoriana mandritra ny andro aho,
Ary faizana isa-maraina.
15 Raha tàhiny aho nanao hoe:
Hiteny izany aho,
Dia ho namitaka ireo zanakao.

[1] *Izahao Gen.* xxii. 18.

16 Dia nieritreritra ta-hahalala izany zavatra izany aho,
Kanjo sarotra teo imasoko izany,
17 Mandra-piditro tao amy ny fitoera-masin' Andriamanitra
Ka nihevitra izay ho farany.
18 Eo amin' izay mahasolafaka tokoa no ametrahanao azy,
Ary aripakao ho ringana izy.
19 Hià! rava indray mipì-maso izy!
Levona izy, matin-java-mahatahotra izy!
20 Tahaka ny anaovan' ny olona ny nofiny ho tsinontsinona,
Dia tahaka izany, Tompo ô, no anaovanao ny endrik' ireny ho tsinontsinona, raha mifoha Hianao.

21 Raha lotika ny foko,
Ka voatsindrona ny voako,
22 Dia ketrina aho ka tsy nahalala;
Eny, biby[1] teo anatrehanao aho.
23 Nefa izaho dia eo aminao hiany mandrakariva,
Mihazona ny tànako ankavanana Hianao.
24 Ny saina omenao no hitondranao ahy,
Ary rehefa afaka izany, dia horaisinao ho amy ny voninahitra aho.

25 Iza no ahy any an-danitra?
Ary tsy misy etỳ ambonin' ny tany iriko tahaka Anao.
26 Na dia levona aza ny nofoko sy ny foko,
Dia mbola vatolampin' ny foko sy anjarako mandrakizay Andriamanitra.
27 Fa, indro, very izay lavitra Anao;
Aringanao izay rehetra mijangajanga mahafoy Anao.
28 Fa, izaho, dia ny ho akaikin' Andriamanitra no mahatsara ahy;
Hianao, Jehovah Tompo ô, no nataoko aroko,
Mba hilaza ny asanao rehetra aho.

*Fitarainana tamin' Andriamanitra, satria mafy ny fanenjehana, sady nosimbana ny tempoly.*

LXXIV. Maskila nataony Asafa.

ANDRIAMANITRA O, nahoana no nanary anay mandrakizay Hianao,
Sady manetroka amy ny ondry fiandrinao ny fahatezeranao?
2 Tsarovy ny fiangonanao izay efa azonao fahiny,
Ilay navotanao ho firenena lovanao, dia ny tendrombohitra Ziona izay nonenanao.
3 Aingao ny tongotrao, ka miakara ho amy ny voarava mandrakizay;
Ny zavatra rehetra tao amy ny fitoerana masina dia simban' ny fahavalo avokoa.

4 Nierona tao anatin' ny fiangonana ny mpandrafy anao;
Nanangana ny sainany ho famantarana izy.
5 Ny fijery azy dia tahaka ny olona manainga
Famaky hijinja ny ala mikitroka;
6 Ary amin' izao ny rafitra misoratra rehetra ao
Dia asiany ny famaky sy ny kanonta.
7 Efa nandoro ny fitoeranao masina tamy ny afo izy;
Nolotoiny sy nazerany tamy ny tany[2] ny fonenan' ny anaranao.
8 Hoy izy tam-pony: Aoka hampahorintsika avokoa izy.

[1] *Na:* hipopotamosy.

[2] *Heb.* Nolotoiny hatramy ny tany.

Efa nandoro ny tranon' Andriamanitra eran' ny tany rehetra izy.
9 Tsy hitanay ny famantaranay —tsy misy mpaminany intsony—
Ary tsy misy aminay mahalala izay mbola haharetan' izao.
10 Mandra-pahoviana, Andriamanitra ô, no hanaratsian' ny mpandrafy?
Hanamavo ny anaranao mandrakizay va ny fahavalo?
11 Nahoana no mampihemotra ny tànanao, dia ny tànanao ankavanana, Hianao?
Mampialà azy amy ny tratranao, ka mandringàna.

12 Fa Andriamanitra no Mpanjakako hatrizay hatrizay;
Manao famonjena eny amy ny tany Izy.
13 Nampisaraka ny ranomasina tamy ny herinao Hianao;
Efa namakivaky ny lohan' ny dragona tao anaty rano Hianao.
14 Hianao nanorotoro ny lohan' ny mamba
Ka nanome azy hohanin' izay firenena any an-efitra.
15 Hianao namaky ny vatolampy hamoaka loharano sy ony;
Hianao nahatankina ny ony tsy mety ritra.
16 Anao ny andro, Anao koa ny alina;
Hianao namboatra ny fanazavana, indrindra fa ny masoandro.
17 Hianao nametra ny faritry ny tany rehetra;
Ny fahavaratra sy ny ririnina, dia Hianao no nanao azy.

18 Tsarovy izao: Manaratsy any Jehovah ny fahavalo,
Ary ny olona adala manamavo ny anaranao.
19 Aza manolotra ny ain' ny voromailalanao ho any ny bibi-dia;
Ary aza manadino mandrakizay ny ain' ny olo-mahantranao.
20 Hevero ny fanekena;
Fa feno fonenan' ny fandozana ny fitoera-maizina amy ny tany.
21 Aoka tsy hiverina amin-kenatra ny mahantra;
Aoka ny ory sy ny malahelo hidera ny anaranao.
22 Mitsangàna, Andriamanitra ô, efao ny adinao;
Tsarovy ny fanaratsian' ny adala Anao isan-andro.
23 Aza manadino ny feon' ny rafinao,
Dia ny fitabataban' ny mpanohitra Anao, izay miakatra mandrakariva.

*Ny fahakaikin' ny Mpitsara, sy ny kapoaky ny fahatezerany.*

LXXV. Ho any ny mpiventy hira. Altasheth. Salamo nataony Asafa. Tonon-kira.

2 HISAORANAY Hianao, Andriamanitra ô; eny, hisaoranay Hianao;
Fa akaiky ny anaranao;
Mitory ny fahagagana ataonao ny olona.

3 Fa ho avy tokoa amy ny fotoana Aho;
Eny, Izaho no hitsara marina.
4 Mihorohoro ny tany sy ny mponina rehetra eo aminy,
Nefa Izaho no nanorina ny andriny. [Sela.]

5 Hoy izaho tamy ny mpirehareha: Aza mirehareha,[1]
Ary tamy ny ratsy fanahy: Aza manandra-tandroka;
6 Aza manandratra ny tandrokareo ho avo;

[1] *Na:* Hoy izaho tamy ny adala: Aza manao adala.

Ary aza miteny sahisahy amy ny fahamafian-katoka.
7 Fa tsy avy any atsinanana, na avy any andrefana,
Na avy any atsimo, ny fisandratana.[1]
8 Fa Andriamanitra no Mpitsara;
Mampietry ny anankiray Izy ary manandratra ny anankiray kosa.
9 Fa misy kapoaka eo an-tànany Jehovah,
Feno divay mandroatra [2] miharoharo zavatra iny, ka ampisotroany;
Eny, ny ratsy fanahy rehetra amy ny tany dia hitroka ny faikany.
10 Fa izaho hanambara izany mandrakizay
Ka hankalaza an' Andriamanitry Jakoba.

11 Ary ny tandroky ny ratsy fanahy rehetra hotapahiko;
Fa ny tandroky ny marina kosa no hasandratra.

*Fiderana an' Andriamanitra noho ny nisehoan' ny fitsarany marina.*

LXXVI. Ho any ny mpiventy hira. Hampiarahina amy ny valiha. Salamo nataony Asafa. Tononkira.

2 ANDRIAMANITRA dia fantatra eo amy ny Joda;
Malaza eo amy ny Isiraely ny anarany:
3 Naoriny ao Salema ny tranolainy,
Ary any Ziona ny fonenany.
4 Teo no nanapatapahany ny zana-tsipìka manelatra
Sy ny ampinga sy ny sabatra ary ny fiadiana. [Sela.]
5 Mamirapiratra Hianao sady be voninahitra miseho avy any amy [3] ny tendrombohitra fitohana.
6 Voababo ny mahery fo;
Renoky ny torimasony izy;
Ary samy *ankona* tsy nahahetsika [4] ny tànany avokoa ny olo-mahery rehetra.
7 Noho ny teny mafy nataonao, ry Andriamanitry Jakoba,
Dia sondrian-tory ny kalesy sy ny soavaly.

8 Hianao no mahatahotra;
Ka iza no mahajanona eo anatrehanao, rehefa miseho ny fahatezeranao?
9 Avy any an-danitra no nampandrenesanao fitsarana.
Raiki-tahotra ny tany ka sina,
10 Raha nitsangana hitsara Andriamanitra
Mba hamonjy ny mpandefitra rehetra ambonin' ny tany. [Sela.]
11 Fa ny fahatezeran' ny olona hidera Anao tokoa;
Ny fahatezerana sisa dia isikinanao.

12 Mivoadia, ka efao ny voadinareo aminy Jehovah Andriamanitrareo;
Aoka izay rehetra manodidina Azy hitondra fanatitra ho an' Izay mahatahotra.
13 Manapaka ny reharehan' ny lehibe Izy
Sady tahotry ny mpanjakan' ny tany.

*Fahatsiarovana ny amy ny taondasa ho enti-mampionona ny fo, raha mila ho reraka.*

LXXVII. Ho any ny mpiventy hira. Al-jedotona. Salamo nataony Asafa.

2 NY feoko dia mankany amin' Andriamanitra, ka mitaraina aho,

---

[1] *Na:* Na avy amy ny efitry ny tendrombohitra *no ihavian' ny fitsarana.*
[2] *Na:* mena. [3] *Na:* noho. [4] *Heb.* nahita.

Eny, ny feoko mankany amin' Andriamanitra, ka mihaino ahy Izy.
3 Tamy ny andro fahoriako no nitadiavako ny Tompo;
Ny tànako nasandratra nony alina ka tsy vizana;
Ny fanahiko tsy nety nampiononina.
4 Ta-hahatsiaro an' Andriamanitra aho, ka dia nisento;
Te-hieritreritra aho, ka dia reraka ny fanahiko. [Sela.]
5 Mampiari-tory ny masoko Hianao;
Mitebiteby aho ka tsy mahateny.
6 Nihevitra ny andro fahiny aho,
Dia ny taon-dasa ela.
7 Ta-hahatsiaro ny nitendreko valiha tamy ny alina aho;
Te-hidinidinika amy ny foko aho,
Ary ny fanahiko nanontany mafy hoe:
8 Hanary mandrakizay va ny Tompo?
Tsy hankasitraka intsony va Izy?
9 Efa nitsahatra mandrakizay va ny famindrampony?
Efa tapitra mandrakizay va ny teniny?
10 Efa nanadino hamindra fo va Andriamanitra?
Efa nohidiany an-katezerana va ny fiantrany? [Sela.]

11 Ary hoy izaho: Izao no mahararirary ny foko,
Dia ny niovan'[1] ny tànana ankavanan' ny Avo Indrindra.
12 Hampahatsiaro ny asany Jehovah aho,
Fa ta-hahatsiaro ny fahagagana nataonao fony taloha;
13 Eny, hisaina ny asanao rehetra aho
Ary hihevitra ny nataonao.
14 Andriamanitra ô, amy ny fitoerana masina[2] ny làlanao;
Iza no andriamani-dehibe tahaka an' Andriamanitra?
15 Hianao no Andriamanitra Izay manao fahagagana;
Efa nampahalala ny herinao teny amy ny firenena Hianao.
16 Navotan' ny sandrinao ny olonao,
Dia ny taranaky Jakoba sy Josefa. [Sela.]

17 Ny rano be nahita Anao, Andriamanitra ô;
Ny rano be nahita Anao ka tora-kovitra;
Eny, nanonjanonja ny lalina.
18 Nandatsaka ranonorana ny rahona;
Nikotrokotroka ny lanitra;
Nifanaretsaka koa ny zanatsipìkanao.
19 Ny fikotrokotroky ny kotrokorana dia teo amy ny tadio;[3]
Nahazava izao rehetra izao ny helatra;
Nihovotrovotra sy nihorohoro ny tany.
20 Tany amy ny ranomasina ny làlanao,
Ary ny nalehanao dia tany amy ny rano mandriaka,
Ka tsy fantatra ny dian-tongotrao.
21 Ny tànany Mosesy sy Arona
No nitondranao ny olonao toy ny ondry.

*Fananarana nalaina tamy ny tantaran' ny Isiraely hatraminy Mosesy ka hatraminy Davida.*

LXXVIII. Maskila nataony Asafa.

HENOY ny lalàko, ry oloko;
Atongilano ny sofinareo amy ny tenin' ny vavako.

---

[1] *Na: Nefa tsarovako* ny taonan'. [2] *Na:* amy ny fahamasinana.
[3] *Na:* dia nikodiadia.

2 Hiloa-bava hilaza fanoharana aho;
Hanonona teny saro-pantarina fony taloha aho.
3 Izay efa rentsika sy fantatsika
Ary nambaran' ny razantsika tamintsika
4 Dia tsy mba hafenintsika amy ny zanany;
Fa hambarantsika amy ny taranaka ho avy ny fiderana any Jehovah
Sy ny heriny ary ny fahagagana izay efa nataony.

5 Fa nanorina teni-vavolombelona teo aminy Jakoba Izy,
Ary teo aminy Isiraely no nametrahany lalàna,
Izay nandidiany ny razantsika,
Hampahafantariny ny zanany,
6 Mba hahafantatra izany ny taranaka ho avy—dia ny zaza mbola hateraka—
Ka hitsangana hitory izany amy ny zanany kosa,
7 Mba hametraka ny fanantenany amin' Andriamanitra
Ka tsy hanadino ny asany,
Fa hitandrina ny didiny,
8 Mba tsy ho tahaka ny razany, izay taranaka maditra sy miodina, izy,
Dia taranaka izay tsy nampiomana ny fony,
Sady tsy marina tamin' Andriamanitra ny fanahiny.

9 Ny zanaky Efraima, izay nitondra tsipìka hitifirany,
Dia niamboho tamy ny andro fiadiana.
10 Tsy nitandrina ny fanekena amin' Andriamanitra izy,
Ary tsy nety nandeha araka ny lalàny;
11 Nanadino ny asany izy
Sy ny fahagagana izay nampahitainy azy.
12 Teo anatrehan' ny razany no nanaovany fahagagana
Tany amy ny tany Egypta, dia tany amy ny tany lemaky Zoana.
13 Nampisaraka ny ranomasina Izy ka nitondra azy nita,
Dia nampijanona ny rano ho toy ny antontan-javatra.
14 Ary ny rahona no nitondrany azy raha antoandro,
Sy afo mahazava nony alina.
15 Namaky vatolampy tany anefitra Izy
Ka nampisotro azy nanaram-po tahaka ny amy ny rano lalina.
16 Ary nampivoaka rano mandriaka avy tamy ny harambato Izy
Ka nampirotsaka rano ho tahaka ny ony.

17 Kanjo mbola nandroso nanota taminy hiany izy ireo
Ka nampahatezitra ny Avo Indrindra tany an-efitra.
18 Dia naka fanahy an' Andriamanitra tam-pony izy
Tamy ny nilany hanina araka ny nahaliana azy.
19 Dia niteny nanohitra an' Andriamanitra izy ka nanao hoe:
Mahavelatra latabatra atỳ anefitra va Andriamanitra?
20 Indro, namely ny vatolampy Izy,
Dia nigororoana ny rano ka nandriaka;
Mahay manome mofo koa va Izy?
Mahatonga hena ho any ny olony va Izy?

21 Koa nony reny Jehovah izany, dia tezitra Izy;
Ary nisy afo nirehitra taminy Jakoba,
Sady nisy fahatezerana namely ny Isiraely,

22 Satria tsy nino an' Andriamanitra izy ireo
Ka tsy natoky ny famonjeny.
23 Kanefa nandidy ny rahona tany ambony Izy,
Ary ny varavaran' ny lanitra no novohany,
24 Dia nandatsaka mana teny aminy hohaniny Izy,
Ary varin' ny lanitra no nomeny azy.
25 Ny fihinan' ny mahery no nohanin' ny olona;
Nanaterany hanina hahavoky azy izy.
26 Nampandeha ny rivotra avy any atsinanana teny amy ny lanitra Izy;
Ary ny heriny no nitondrany ny rivotra avy any atsimo.
27 Dia nampilatsahany hena betsaka hoatra ny vovoka izy
Sy voro-manidina hoatra ny fasiky ny ranomasina,
28 Ka nalatsany teny afovoan' ny tobiny
Manodidina ny fitoerany.
29 Dia nihinana izy ireo ka voky tsara;
Ary izay nilainy dia nomeny azy.
30 Nefa tsy niala tamy ny filany izy,
Ary mbola teo am-bavany hiany ny haniny;
31 Dia nirehitra taminy ny fahatezeran' Andriamanitra,
Ka nahafatesany ny tremalahy teo aminy,
Ary naripany ny zatovolahin' ny Isiraely.

32 Fa na dia izany rehetra izany aza, dia mbola nanota hiany izy ireo
Ka tsy nino ny fahagagana nataony.
33 Dia nampahalevona ny androny toy ny fofonaina Izy,
Ary ny taonany tamy ny fampitahorana.
34 Raha novonoiny izy ireo, dia nitady hahalala an' Andriamanitra izy
Ary niverina nikatsaka Azy.
35 Dia nahatsiaro izy fa Andriamanitra no Vatolampiny,
Ary Andriamanitra Avo Indrindra no Mpanavotra azy.
36 Kanefa nanao vava malefaka taminy ireo,
Ary ny lelany no nandaingany taminy.
37 Ary ny fony tsy niorina taminy;
Eny, tsy nitana ny faneken y izy.

38 Nefa Andriamanitra kosa be famindrampo,
Dia mamela heloka ka tsy mandringana;
Eny, nahatsindry fo tokoa Izy,
Ka tsy nofohaziny avokoa ny fahavinirany.
39 Fa nahatsiaro Izy fa nofo hiany ireo,
Dia rivotra izay mandalo ka tsy miverina intsony.

40 Impiry akory izy ireo no efa niodina taminy tany an-efitra
Ka nampalahelo Azy tany amy ny tany foana!
41 Naka fanahy an' Andriamanitra mandrakariva izy
Ka nampalahelo ny Iray Masin' ny Isiraely.
42 Tsy mba nahatsiaro ny tànany izy,
Dia ny andro izay nanavotany azy tamy ny fahavalo,
43 Izay nanaovany famantarana tany Egypta
Sy fahagagana tany an-tany lemaky Zoana:
44 Nampody ny oniny ho ra Izy,
Ary ny reniranony tsy azony nisotroana.
45 Nandefa lalitra betsaka[1] ha-

[1] *Na:* lihitra, *na* kalalao.

mely azy Izy, ka nandany azy ireny,
Ary sahona, ka nanimba azy ireny.
46 Dia nanome ny vokatry ny taniny ho any ny sompanga Izy
Ary ny asany ho any ny valala.
47 Namono ny voalobony tamy ny havandra Izy
Ary ny aviaviny tamy ny havandra vaventy.
48 Dia nanolotra ny biby fiompiny ho any ny havandra Izy,
Ary ny omby aman-ondriny ho any ny varatra.
49 Nandatsaka ny fahatezerany mirehitra taminy Izy:
Eny, fahavinirana sy fahatezerana ary fampahoriana,
Dia anjely andiany mitondra loza.
50 Namboatra làlana ho any ny fahatezerany Izy,
Ary tsy niaro ny fanahin' ireo tamy ny fahafatesana,
Fa nanolotra ny ainy ho lanin' ny areti-mandringana;
51 Ary namely ny lahimatoa rehetra tany Egypta Izy,
Dia ny voalohan' ainy tany an-dainy Hama;
52 Fa namindra toerana ny olony toy ny ondry Izy,
Ary nitondra azy tany anefitra toy ny ondry andiany.
53 Nentiny soa aman-tsara izy ireo ka tsy mba natahotra;
Fa ny fahavalony kosa voasaron' ny ranomasina.
54 Ary nitondra azy ho any amy ny tany misy ny fitoerany masina Izy,
Dia ny tendrombohitra izay azon' ny tànany ankavanana.
55 Ary nandroaka jentilisa teo anoloany Izy
Ka nanome ny tanin' ireny ho lova nozaraina tamy ny famolaina,
Dia nampitoetra ny fireneny Isiraely tao an-dainy.

56 Nefa naka fanahy an' Andriamanitra Avo Indrindra izy ka niodina taminy,
Ary ny teni-vavolombelony tsy notandremany.
57 Ary nihemotra izy ka nivadika tahaka ny razany,
Dia nania tahaka ny tsipìka manjiona.
58 Ary nampahatezìtra Azy tamy ny fitoerana avony izy,
Sady nahasaro-piaro Azy tamy ny sarin-javatra voasokitra.
59 Ary nandre izany Andriamanitra, dia tezitra Izy,
Ka nolaviny mihitsy ny Isiraely,
60 Sady nahafoy ny tabernakeliny tao Silo Izy,
Dia ny lay izay naoriny teo amy ny olona;
61 Dia natolony ho babo ny heriny,
Ary ny voninahiny ho eo antànan' ny fahavalo.
62 Dia nanolotra ny olony ho any ny sabatra Izy;
Ary tezitra indrindra tamy ny lovany Izy.
63 Ny zatovolahiny dia lanin' ny afo;
Ary ny zatovovaviny tsy mba nanaovana hiram-panambadiana.
64 Ny mpisorony lavon-tsabatra;
Nefa ny mpitondratenan' ireo tsy nisaona.

65 Dia nifoha ny Tompo tahaka ny anankiray avy natory,
Tahaka ny lehilahy mahery izay miantsoantso azon' ny divay.
66 Dia namely ny fahavalony hiamboho Izy

Ka nahafa-baraka azy mandrakizay.
67 Dia nanary ny lainy Josefa Izy,
Ary ny fireneny Efraima tsy nofidiny.
68 Fa nifidy ny fireneny Joda kosa Izy,
Dia ny tendrombohitra Ziona izay tiany.
69 Dia nanao ny fitoerany masina ho tahaka ny havoana Izy,
Tahaka ny tany izay naoriny ho mandrakizay.
70 Dia nifidy any Davida mpanompony Izy
Ka naka azy avy tany ambalan' ondry;
71 Tany amy ny fiandrasany ny ondry ampianahahana no nakany azy
Mba hiandry any Jakoba olony
Sy Isiraely lovany;
72 Dia niandry ireo araka ny hitsin' ny fony izy
Ka nitondra azy araka ny fahaizan' ny tànany.

*Fifonana noho ny faharavana nataon' ny fahavalo.*

## LXXIX.

Salamo nataony Asafa.

ANDRIAMANITRA ô, tonga eto amy ny lovanao ny jentilisa
Ka nandoto ny tempolinao masina
Sady nanao any Jerosalema ho korontam-bato.
2 Ny fatin' ny mpanomponao nomeny hohanin' ny voromanidina,
Ny nofon' ny olonao masina ho any ny bibi-dia;
3 Ny rany naidiny manodidina any Jerosalema tahaka ny rano,
Ary tsy nisy handevina.
4 Tonga fandàtsan' ny namanay izahay
Sady faneso sy fanakòran' izay manodidina anay.
5 Mandra-pahoviana, Jehovah ô, no hanontolo fo Hianao,
Ka hirehitra tahaka ny afo ny fahasaro-piaronao?
6 Aidino amy ny jentilisa izay tsy mahalala Anao ny fahatezeranao
Sy amy ny fanjakana izay tsy miantso ny anaranao;
7 Fa efa nandany any Jakoba izy ireo
Sady nandrava ny fonenany.

8 Aza tsarovana aminay ny heloky ny razanay;
Aoka ho avy faingana hitsena anay ny fiantranao,
Fa reraka indrindra izahay.
9 Vonjeo izahay, ry Andriamanitry ny famonjena anay ô, noho ny voninahitry ny anaranao;
Ary afaho izahay, ka mamelà ny helokay, noho ny anaranao.
10 Nahoana ny jentilisa no hanao hoe: Aiza izay Andriamaniny?
Aoka ho fantatra amy ny jentilisa eo imasonay
Ny famaliana ny ran' ny mpanomponao izay nalatsaka.
11 Aoka ho tonga eo anatrehanao ny fisentoan' ny mpifatotra;
Araka ny halehiben' ny sandrinao dia arovy tsy ho faty ny zanaky ny fahafatesana.
12 Ary valio impito heny ho ao an-tratran' ny mifanila fonenana aminay
Ny fanaratsiana izay nanaratsiany Anao, Tompo ô.
13 Fa izahay, olonao sy ondry fiandrinao,
Dia hisaotra Anao mandrakizay;
Hatramy ny taranaka fara mandimby no hilazanay ny fiderana Anao.

*Fivavahana ho any ny Isiraely, voaloboky Jehovah.*

LXXX. Ho any ny mpiventy hira. Alshoshanim-edoth. Salamo nataony Asafa.

2 RY Mpiandry ny Isiraely ô, mihainoa, Hianao Izay mitondra any Josefa toy ny ondry;
Hianao, Izay mipetraka amy ny kerobima, mamirapirata.
3 Fohazy ny herinao
Eo anoloany Efraima sy Benjamina ary Manase,
Ka avia hamonjy anay.
4 Andriamanitra ô, ampodio izahay,
Ka ampamirapirato ny tavanao, ary aoka hovonjena izahay.
5 Jehovah, Andriamanitry ny maro, ô,
Mandra-pahoviana no hanetroka amy ny fivavaky ny olonao[1] ny fahatezeranao?
6 Mampihinana azy mofo lendranomaso Hianao,
Ary mampisotro azy ranomaso tovozina.
7 Ataonao ho fifandirana amy ny mifanila fonenana aminay izahay;
Ary ny fahavalonay mifaly handatsa.
8 Andriamanitry ny maro ô, ampodio izahay,
Ka ampamirapirato ny tavanao, ary aoka hovonjena izahay.

9 Nisy voaloboka nafindranao avy tany Egypta;
Nandroaka jentilisa Hianao ka namboly azy kosa.
10 Nitevy teo alohany Hianao,
Dia namaka lalina izy ka nameno ny tany.
11 Nanaloka ny tendrombohitra ny alokalony,
Ary ny sampany nanaloka ny sedera andrian-kazo.[2]
12 Nampisandrahaka ny rantsany hatramy ny ranomasina izy,
Ary ny sakeliny hatramy ny Ony.
13 Nahoana no noravanao ny fefiny,
Ka anotazan' izay rehetra mandalo eny an-dàlana izy?
14 Ny lambo avy any an-ala mitrongy azy,
Ary izay bibi-dia any an-tsaha mandany azy.

15 Ry Andriamanitry ny maro ô, miverena, ka tsinjovy any an-danitra, ary jereo,
Ka vangio ity voaloboka ity.
16 Arovy[3] izay nambolen' ny tànanao ankavanana
Sy ny zanaka izay nampaherezinao ho Anao.
17 Voadotry ny afo izy sady voakapa;
Fongotry ny fananaran' ny tavanao izy.
18 Aoka ny tànanao ho amy ny lehilahin' ny tànanao ankavanana,
Dia amy ny zanak' olombelona izay nampaherezinao ho Anao.
19 Dia tsy hihemotra hiala aminao izahay;
Velomy izahay, dia hiantso ny anaranao.
20 Ry Jehovah, Andriamanitry ny maro, ô, ampodio izahay,
Ampamirapirato ny tavanao, ary aoka hovonjena izahay.

*Fiantsoana ny Isiraely hifaly amin' Andriamanitra noho ny nitondrany azy nivoaka avy tany Egypta.*

LXXXI. Ho any ny mpiventy hira. Algitith. Nataony Asafa.

2 MIHOBIA ho an' Andriamanitra herintsika;
Manaova feo fifaliana ho an' Andriamanitry Jakoba.

---

[1] *Na:* na dia mivavaka aza ny olonao. [2] *Heb.* sederan' Andriamanitra. [3] *Na:* Dia.

3 Asandrato ny hira, ka velezo
ny ampongatapaka,
Ary tendreo ny lokanga mahafinaritra mbamy ny valiha.
4 Tsofy ny anjomara amy ny
volana;
Eny, amy ny feno-volana, dia
amy ny andro firavoravoantsika.
5 Fa lalàna ho any ny Isiraely
izany,
Ary fitsipik' Andriamanitry
Jakoba.
6 Notendreny ho vavolombelona
eo aminy Josefa izany,
Raha nandeha namely ny tany
Egypta Izy;
Nandre teny tsy fantatro aho.
7 Nampiala ny sorony tamy ny
entana Aho;
Nitsahatra tsy nitondra sobiky
ny tànany.

8 Fony azom-pahoriana hianao, dia niantso Ahy, ka
namonjy anao Aho;
Namaly anao tao amy ny
fiafenan' ny kotrokorana
Aho
Ary nizaha toetra anao tao
amy ny ranony Meriba.
[Sela.]
9 Mihainoa, ry oloko, dia hambarako aminao;
Enga anie ka hihaino Ahy
hianao, ry Isiraely ô;
10 Aza asiana andriamani-kafa eo
aminao;
Ary aza mivavaka amy ny
andriamanitry ny firenena
hafa.
11 Izaho no Jehovah Andriamanitrao,
Izay nitondra anao niakatra
avy tany amy ny tany
Egypta;
Atanatanao ny vavanao, dia
hofenoiko.
12 Fa tsy nihaino ny feoko ny
oloko;
Ary ny Isiraely tsy nankatò
Ahy;
13 Ka dia navelako hanaraka ny
ditry ny fony izy,
Handehanany manaraka ny
fisainan' ny tenany.
14 Enga anie ka hihaino Ahy
ny oloko,
Dia handeha amy ny làlako
ny Isiraely;
15 Vetivety dia hampietry ny
fahavalony Aho
Ka hamerina ny tànako hamely ny rafiny;
16 Izay mankahala any Jehovah
dia hikoy aminy,
Ka dia haharitra mandrakizay
ny andron' ny oloko;
17 Ary hampihinana azy vary
tsara indrindra Izy;
Eny, tantely avy amy ny vatolampy no hamokisako anao.

*Ny fitsaran' Andriamanitra ny mpitsara ety an-tany.*

LXXXII. Salamo nataony Asafa.

ANDRIAMANITRA dia eo
amy ny fiangonan' Andriamanitra;
Ary eo amin' ireo andriamanitra no itsarany.
2 Mandra-pahoviana no hitsaranareo tsy marina,
Ka ihenaranareo maso ny ratsy
fanahy? [Sela.]
3 Alaharo ny tenin' ny mahantra sy ny kamboty;
Omeo rariny ny ory sy ny malahelo.
4 Vonjeo ny mahantra sy ny
malahelo;
Afaho amy ny tànan' ny ratsy
fanahy izy,
5 Tsy mahalala na mahazo antsaina ireny;
Ao amy ny maizina no andehanany; mihorohoro ny fanambanin' ny tany rehetra.
6 Hoy izaho: Andriamanitra
hianareo,
Ary zanaky ny Avo Indrindra
hianareo rehetra;
7 Kanjo ho faty tahaka ny olona
hiany hianareo,

Ary samy ho lavo tahaka ny anankiray amy ny lehibe.

8 Mitsangàna, Andriamanitra ô, tsarao ny tany;
Fa Hianao no handova ny firenena rehetra.

*Fitarainana noho ny nikambanan' ny firenena maro hamely ny Isiraely.*

LXXXIII. Tonon-kira. Salamo nataony Asafa.

2 ANDRIAMANITRA ô, aza mangina;
Aza mihombom-bava Hianao, ary aza mamitsaka, Andriamanitra ô.
3 Fa, indro, mitabataba ny fahavalonao;
Ary izay mankahala Anao dia manandratra ny lohany.
4 Ny olonao no iokoany amy ny hafetsena;
Ary miara-misaina hamely izay voàfinao izy.
5 Hoy izy: Avia, ka andeha hofongorantsika tsy ho firenena izy,
Mba tsy hotsarovana intsony ny anarany Isiraely.
6 Fa efa niray tetika tokoa ireo
Ka nanao fanekena hanohitra Anao,—
7 Dia ny lain' ny Edomita sy ny Isimaelita,
Ny Moabita sy ny Hagarita,
8 Ny Gebalita sy ny Amonita ary ny Amalekita,
Ny Filistina mbamy ny mponina any Tyro,
9 Ny Asyriana koa nikambana taminy;
Tonga sandrin' ny taranaky Lota ireo. [Sela.]

10 Ataovy tahaka ny Midiana izy,
Ary tahaka any Sisera sy Jabina teo amy ny ony Kisona;
11 Maty tany En-dora ireo;
Tonga zeziky ny tany izy.
12 Ataovy tahaka any Oreba sy Zeba ny mpanapaka azy;
Eny, ny andrianany rehetra dia ataovy tahaka any Zebaha sy Zalmona,
13 Izay nanao hoe: Aoka halaintsika
Ho antsika ny fonenan' Andriamanitra.

14 Andriamanitro ô, ataovy tahaka ny tadio ireo,
Dia tahaka ny akofa entin' ny rivotra,
15 Tahaka ny afo mandoro ala
Sy tahaka ny lelafo mampirehitra tendrombohitra;
16 Aoka ho toy izany no anafotofotoanao azy amy ny tadionao,
Sy ampahatahoranao azy amy ny tafio-drivotrao.
17 Saròny henatra ny tavany,
Mba hitadiavany ny anaranao, Jehovah ô.
18 Aoka ho menatra sy ho azontahotra mandrakizay izy;
Eny, aoka hangaihay sy haringana izy.
19 Ary aoka ho fantany fa Hianao irery hiany, Izay atao hoe Jehovah,
No Ilay Avo Indrindra ambonin' ny tany rehetra.

*Alahelo ny tranon' Andriamanitra.*

LXXXIV. Ho any ny mpiventy hira. Al-hagitith. Salamo nataon' ny Koraïta.

2 ENDREY ny hatsaran' ny tabernakelinao, Jehovah, Tompon' ny maro, ô!
3 Manina sady vonton' alahelo ny kianjany Jehovah ny fanahiko;
Ny foko sy ny nofoko mihoby an' Andriamanitra velona.
4 Eny, ny tsikirity mahita trano,
Ary ny sidintsidina mahita akany ho azy hametrahany ny zanany,
Dia ny alitaranao, Jehovah, Tompon' ny maro, ô,

Mpanjakako sy Andriamanitro.

5 Sambatra izay mitoetra ao an-tranonao;
Hidera Anao mandrakariva izy. [Sela.]
6 Sambatra izay olona manankery avy aminao;
Ao am-pony ny làlana;
7 Raha mandeha mamaky ny lohasaha Baka[1] izy,
Dia ataony misy loharano izany, ary ny loha-orana manarom-pitahiana azy.
8 Miampy hery eny am-pandehanana izy;
Samy miseho eo anatrehan' Andriamanitra any Ziona izy rehetra.

9 Jehovah, Andriamanitry ny maro, ô, henoy ny fivavako;
Mandrenesa, ry Andriamanitry Jakoba ô. [Sela.]
10 Andriamanitra, Ampinganay, ô, tsinjovy,
Ka jereo ny tavan' ny voahosotrao.
11 Fa ny indray andro eo ankianjanao dia tsara noho ny arivo;
Aleoko mipetraka eo amy ny tokonam-baravaran' ny tranon' Andriamanitra,
Toy izay mitoetra ao an-dain' ny ratsy fanahy.
12 Fa Masoandro sy Ampinga Jehovah Andriamanitra;
Fahasoavana sy voninahitra no homeny Jehovah;
Tsy hiaro zava-tsoa amin' izay mandeha amy ny fahitsiana Izy.
13 Jehovah, Tompon' ny maro, ô,
Sambatra izay olona matoky Anao.

*Fangatahana mba hampodin' Andriamanitra indray ny fankasitrahany ny olony.*

LXXXV. Ho any ny mpiventy hira. Salamo nataon' ny Koraïta.

2 JEHOVAH ô, efa naneho fitia tamy ny taninao Hianao,
Efa nampodinao Jakoba avy tamy ny fahababoany.
3 Voaisotrao ny heloky ny olonao,
Voasaronao ny fahotany rehetra. [Sela.]
4 Efa nampijanona ny fahatezeranao rehetra Hianao
Ary niala tamy ny fahatezeranao mirehitra.
5 Miverena aminay, ry Andriamanitry ny famonjena anay ô,
Ary ampitsaharo ny fahatezeranao aminay.
6 Ho tezitra aminay mandrakizay va Hianao?
Hampaharetinao hahatratra ny taranaka fara mandimby va ny fahatezeranao?
7 Tsy hovelominao indray va izahay,
Mba hifalian' ny olonao aminao?
8 Asehoy anay ny famindramponao, Jehovah ô,
Ka omeo anay ny famonjenao.

9 Hihaino izay holazainy Jehovah Andriamanitra aho;
Fa hilaza fiadanana amy ny olony Izy, dia amy ny olony masina;
Koa aoka tsy hiverina ho ao amy ny fahadalana ireo.
10 Eny tokoa, akaikin' izay matahotra Azy ny famonjeny,
Mba hitoeran' ny voninahitra eo amy ny tanintsika.
11 Mihaona ny famindrampo sy ny fahamarinana;

[1] Baka = Fitomaniana.

Mifanoroka ny rariny sy ny fihavanana.
12 Ny fahamarinana mitsimoka amy ny tany;
Ary ny rariny mitsinjo eny an-danitra.
13 Eny, Jehovah hanome ny tsara;
Ary ny tanintsika hahavokajavatra.
14 Ny rariny no hialoha Azy
Sady hizotra hanaraka ny diany eny an-dàlana.

*Vavaka nataon' ny mpanompon' Andriamanitra, fony nenjehin' ny mpirehareha izy.*

## LXXXVI. Fivavaky Davida.

ATONGILANO ny sofinao, Jehovah ô, ka valio aho,
Fa ory sy malahelo.
2 Arovy ny fanahiko, fa masina aho;
Andriamanitro ô, vonjeo ny mpanomponao,
Izay matoky Anao.
3 Tompo ô, mamindrà fo amiko;
Fa Hianao no itarainako mandrakariva.
4 Ampifalio ny fanahin' ny mpanomponao;
Fa Hianao, Tompo ô, no ananganako ny fanahiko.
5 Fa Hianao, Tompo ô, no tsara sady mamela heloka
Ary be famindrampo amin' izay rehetra miantso Anao.
6 Mandrenesa ny fivavako, Jehovah ô,
Ary henoy ny feon' ny fifonako.
7 Amy ny andro fahoriako dia miantso Anao aho,
Fa mamaly ahy Hianao.

8 Tsy misy tahaka Anao, Tompo ô, amin' ireo andriamanitra;
Ary tsy misy tahaka ny asanao.
9 Ny firenena rehetra nataonao dia ho avy hiankohoka eo anatrehanao, Tompo ô,
Ka hanome voninahitra ny anaranao.
10 Fa lehibe Hianao ka manao zava-mahagaga;
Hianao irery hiany no Andriamanitra.

11 Ampianaro ny làlanao aho, Jehovah ô,
Dia handeha amy ny fahamarinanao aho;
Ampiraiso ny foko hatahotra ny anaranao.
12 Hidera Anao amy ny foko rehetra aho, Andriamanitro Tompo ô;
Hanome voninahitra ny anaranao mandrakizay aho.
13 Fa lehibe ny famindramponao amiko;
Ary efa novonjenao ny fanahiko tsy ho any amy ny fiainan-tsi-hita[1] ambany indrindra.

14 Andriamanitra ô, ny mpirehareha mitsangana hanohitra ahy,
Ary ny antokon' ny lozabe mitady ny aiko;
Ary tsy mba heveriny fa eo anatrehany Hianao.
15 Fa Hianao, Tompo ô, dia Andriamanitra mamindra fo sy miantra,
Mahari-po sady be famindrampo sy fahamarinana.
16 Todiho aho ka amindrao fo;
Omeo ny herinao ny mpanomponao,
Ary vonjeo ny zanaky ny ankizivavinao.
17 Anehoy famantarana ny ho soa aho,
Mba ho hitan' izay mankahala ahy, ka ho menatra izy;
Fa Hianao, Jehovah ô, no namonjy sy nampionona ahy.

---

[1] *Heb.* Sheola.

*Ny tanànany Jehovah, izay hahaterahan' ny firenena maro ho isan' ny Isiraely.*

LXXXVII. Salamo nataon' ny Koraïta. Tonon-kira.

NY naoriny *Jehovah* dia ao an-tendrombohitra masina;
2 Ny vavahadiny Ziona dia tiany Jehovah
Mihoatra noho ny fonenana rehetra izay any Jakoba.

3 Zava-malaza no anambarana anao,
Ry tanànan' Andriamanitra. [Sela.]
4 Hanonona any Rahaba[1] sy Babylona Aho ho isan' izay mahalala Ahy;
Indro Filistia sy Tyro mbaminy Etiopia,—
Ity no efa teraka teo.
5 Ary Ziona hilazana hoe:
Ireto sy ireroa samy efa teraka teo;
Ary ny Avo Indrindra no mampitoetra azy.
6 Jehovah hanisa, raha manoratra ny firenena Izy:
Ity no efa teraka teo. [Sela.]
7 *Hoy* izay mihira sy mandihy:
Ny loharanoko rehetra dia ao aminao.

*Vavaka nataon' izay nasian' ny fahoriana mafy ka toa foin' Andriamanitra.*

LXXXVIII. Tonon-kira. Salamo nataon' ny Koraïta. Ho any ny mpiventy hira. Al-mahalath-leanoth. Maskila nataony Hemana Ezrahita.

2 JEHOVAH ô, Andriamanitry ny famonjena ahy,
Andro aman-alina no itarainako eo anatrehanao;
3 Aoka ny fivavako ho tonga eo anatrehanao;
Atongilano amy ny fitarainako ny sofinao;
4 Fa diboka ny fahoriana ny fanahiko;
Ary ny aiko manakaiky ny fiainan-tsi-hita.[2]

5 Natao ho isan' izay midina any an-davaka aho
Ary efa tahaka izay tsy manan-kery;
6 Efa nafoy ho any amy ny maty aho,[3]
Tahaka izay voavono, mandry ao am-pasana,
Izay tsy tsarovanao intsony,
Fa voafongotry ny tànanao.
7 Efa nametraka ahy any andavaka ambany indrindra Hianao,
Ao amy ny maizina, dia ao amy ny lalina.
8 Ny fahatezeranao manindry ahy mafy,
Ary ny alon-dranonao rehetra azeranao amiko. [Sela.]
9 Efa nampanalavirinao ahy ny olona nahazatra ahy;
Efa nataonao fahavetavetana eo imasony aho;
Voahidy aho ka tsy afa-mivoaka.
10 Ny masoko efa pahina noho ny fahoriana;
Jehovah ô, miantso anao isan-andro aho,
Mamefy tànana aminao aho.

11 Haneho fahagagana amy ny maty va Hianao?
Ny matoatoa va no hitsangana hidera Anao? [Sela.]
12 Hotorina any am-pasana va ny famindramponao,
Ary ny fahamarinanao any amy ny fandringanana?
13 Ho fantatra ao amy ny maizina va ny fahagagana ataonao,
Ary ny fahamarinanao ao amy ny tany fanadinoana?

14 Fa raha Izaho, dia Hianao no itarainako, Jehovah ô;

[1] *Na:* Egypta. [2] *Heb.* Sheola. [3] *Na:* Ny fandriako dia any amy ny maty.

Ary ny fivavako tonga eo
anatrehanao nony maraina.
15 Jehovah ô, nahoana no manary
ny fanahiko Hianao
Ka manafina ny tavanao
amiko?
16 Ory aho ka efa ho faty hatramy
ny fahazazako;
Raha itambesaran' ny fampitahoranao
aho, dia very
hevitra;
17 Manafotra ahy ny fahatezeranao;
Matin' ny fampitahoranao
aho;
18 Mandifotra ahy mandrakariva
tahaka ny rano ireny;
Miara-manodidina ahy izy.
19 Efa nampanalavirinao ahy ny
olona tia ahy sy ny sakaizako;
Ireo nahazatra ahy—dia fahamaizinana.

*Fiderana an' Andriamanitra noho ny fahatsarany, indrindra fa noho ny fanekeny taminy Davida.*

LXXXIX. Maskila nataony Etana Ezrahita.

2 NY famindrampony Jehovah no
hohiraiko mandrakizay;
Hatramy ny taranaka fara
mandimby no hampahafantaran'
ny vavako ny fahamarinanao.
3 Fa hoy izaho: Hotovonana
mandrakizay ny famindrampo;
Ny fahamarinanao hampitoerinao
any an-danitra.
4 "Efa nanao fanekena tamy ny
voafidiko Aho;
Eny, efa nianiana taminy Davida
mpanompoko Aho hoe:
5 Hampitoetra ny taranakao ho
mandrakizay Aho
Ka hanangana ny seza fiandriananao
hatramy ny taranaka
fara mandimby."
[Sela.]

6 Ary ny lanitra hidera ny
fahagagana ataonao, Jehovah
ô,
Ary ny fahamarinanao koa ao
amy ny fiangonan' ny olomasina.
7 Fa iza any an-danitra no mitovy
aminy Jehovah?
Ary iza amy ny zanak' ireo
andriamanitra no manahaka
any Jehovah,
8 Dia Andriamanitra mahatahotra
indrindra eo amy ny
fiangonan' ny olo-masiny
Ary hajain' izay rehetra manodidina
Azy?

9 Jehovah, Andriamanitry ny
maro, ô, iza no mahery
tahaka Anao, Jehovah?
Ary manodidina Anao ny
fahamarinanao.
10 Hianao manapaka ny fisavoan'
ny ranomasina;
Raha manonja ny alony, dia
mampitsahatra azy Hianao.
11 Hianao nanorotoro any Rahaba
ho tahaka izay voavono;
Ny sandrinao mahery no nampielezanao
ny fahavalonao.
12 Anao ny lanitra, Anao koa ny
tany;
Izao tontolo izao sy izay rehetra
eo aminy, Hianao no
nanorina azy.
13 Ny avaratra sy ny atsimo,
Hianao no nahary azy;
Ny anaranao no ihobiany
Tabara sy Hermona.
14 Manan-tsandry mahery Hianao;
Mahery ny tànanao, avo ny
tànanao ankavanana.
15 Rariny sy fitsarana no fanorenan'
ny seza fiandriananao;
Famindrampo sy fahamarinana
no mialoha ny tavanao.

16 Sambatra izay olona mahalala
ny feo mahafaly;
Jehovah ô, amy ny fahazavan'
ny tavanao no handehanany.

17 Ny anaranao no hifaliany mandrakariva;
Ary ny fahamarinanao no hisandratany.
18 Fa voninahitry ny heriny Hianao;
Ary amy ny fankasitrahanao no hisandratan' ny tandrokay.
19 Fa any Jehovah ny ampinganay;
Ary any ny Iray Masin' ny Isiraely ny mpanjakanay.[1]

20 Tamin' izany ny olonao masina dia nilazanao tamy ny fahitana hoe:
Nametraka famonjena tamin' izay mahery Aho
Ary nanandratra ny anankiray voafidy[2] tamy ny olona.
21 Efa nahita any Davida mpanompoko Aho;
Ny diloiloko masina no nanosorako azy;
22 Izy no homban' ny tànako;
Eny, ny sandriko no hampahery azy.
23 Tsy hamitaka[3] azy ny fahavalo;
Ary tsy hampahory azy ny ratsy fanahy.
24 Fa handripaka ny fahavalony eo anoloan' ny tavany Aho
Sady hamely izay mankahala azy.
25 Ny fahamarinako sy ny famindrampoko homba azy;
Ary ny anarako no hisandratan' ny tandrony.
26 Dia hampitoetra ny tànany amy ny ranomasina Aho
Ary ny tànany ankavanana amy ny ony.
27 Izy hiantso Ahy hoe: Raiko Hianao,
Andriamanitro sy Vatolampin' ny famonjena ahy.
28 Ary Izaho kosa hanao azy ho lahimatoa,
Ambony indrindra amy ny mpanjakan' ny tany.
29 Hitahiry ny famindrampoko ho azy mandrakizay Aho,
Ary ny fanekeko hampaharetiko aminy.
30 Hampaharitra ny taranany ho mandrakizay Aho,
Ary ny seza fiandrianany ho tahaka ny faharetan' ny lanitra.
31 Raha mahafoy ny lalàko ny zanany
Ka tsy mandeha araka ny fitsipiko,—
32 Raha ny teniko no ataony ho fahavetavetana,
Ary ny didiko no tsy tandremany,
33 Dia hovaliako tsorakazo ny fahadisoany,
Ary kapoka ny helony.

34 Nefa ny famindrampoko tsy hofoanako aminy,
Ary ny fahamarinako tsy havadiko.
35 Ny fanekeko tsy hotsoahako,
Ary ny nolazain' ny molotro tsy hovako.
36 Izao zavatra iray loha izao no nianianako tamy ny fahamasinako,
Tsy handainga aminy Davida mihitsy Aho:
37 Ny taranany haharitra mandrakizay,
Ary ny seza fiandrianany ho tahaka ny masoandro eo anatrehako;
38 Hampitoerina mandrakizay tahaka ny volana izy,
Tahaka ny vavolombelona marina any an-danitra.[4]
[Sela.]

---

[1] *Na:* Fa ny ampinganay dia any Jehovah, dia ny Iray Masin' ny Isiraely Mpanjakanay.
[2] *Na:* nanandratra zatovo avy. [3] *Na:* hitaky trosa aminy.
[4] *Na:* Ary ny vavolombelona any an-danitra dia marina.

39 Fa efa narianao sy nolavinao izy;
Efa tezitra tamy ny voahosotrao Hianao.
40 Efa nahafoana ny fanekena tamy ny mpanomponao Hianao;
Efa nataonao ho fahavetavetana ny satroboninahiny ka narianao teny an-tany.
41 Efa noravanao ny fefiny rehetra;
Efa nosimbanao ny fiarovany mafy.
42 Izay rehetra mandalo eny andàlana dia manimba azy;
Efa fandàtsan' ny mpiray monina aminy izy.
43 Efa nampisandratra ny tànana ankavanan' ny rafilahiny Hianao
Ary efa nampifaly ny fahavalony rehetra.
44 Efa nampihemotra[1] ny lelan' ny sabany Hianao
Ka tsy nampaharitra azy tamy ny ady.
45 Efa nampitsahatra ny voninahiny Hianao
Ka nanongana ny seza fiandrianany ho amy ny tany.
46 Efa nahafohy ny andron' ny fahatanorany Hianao
Ary efa nanaron-kenatra azy. [Sela.]
47 Mandra-pahoviana, Jehovah ô? Hiery mandrakizay va Hianao?
Hirehitra tahaka ny afo va ny fahatezeranao?
48 Tsarovy ny hafohin' ny androko;
Toa zava-poana mihitsy ny namoronanao ny zanak' olombelona rehetra!
49 Iza no olona ho velona tsy hahita fahafatesana,
Fa hamonjy ny fanahiny tsy ho azon' ny tànan' ny fiainan-tsi-hita?[2] [Sela.]
50 Tompo ô, aiza ny famindrampon̄ao fahiny,
Izay nianiananao taminy Davida tamy ny fahamarinanao?
51 Tompo ô, tsarovy ny latsa manjo ny mpanomponao,
Ny tratrako vesaran' ny firenena rehetra,
52 Dia ny nandatsan' ny fahavalonao, Jehovah ô,
Eny, ny nandatsany ny dian' ny voahosotrao.

---

53 Isaorana mandrakizay anie Jehovah. Amena dia Amena.

# BOKY FAHEFATRA.

*Ny fiankinan' ny olo-marina amin' Andriamanitra, na dia mandalo faingana aza ny androny sady isehoan' ny fahatezeran' Andriamanitra.*

XC. Fivavaky Mosesy, lehilahin' Andriamanitra.

TOMPO ô, efa fonenanay hatramy ny taranaka rehetra Hianao.
2 Fony tsy mbola ary ny tendrombohitra,
Na voaforonao ny tany sy izao rehetra izao,
Dia Andriamanitra Hianao hatramy ny taloha indrindra ka mandrakizay.
3 Mamerina ny olona ho amy ny vovoka[3] Hianao
Ka manao hoe: Mive-

---

[1] *Na:* nampilefitra. [2] *Heb.* Sheola. [3] *Heb.* fahatorotoroana.

rena, ry zanak' olombelona.
4 Fa eo imasonao ny arivo taona dia toy ny fandalon' ny omaly,
Ary tahaka ny fotoam-piambenana iray amy ny alina.
5 Manindao azy tahaka ny riaka Hianao; torimaso izy;
Amy ny maraina tahaka ny ahitra mora miova izy.
6 Amy ny maraina mamony izy, nefa mora miova;[1]
Amy ny hariva voajinja izy ka maina.

7 Fa lanin' ny fahatezeranao izahay,
Ary raiki-tahotra noho ny fahaviniranao.
8 Ny helokay efa nataonao teo anatrehanao,
Ary ny fahotanay miafina teo amy ny fahazavan' ny tavanao.
9 Fa ny andronay rehetra efa lasa amy ny fahatezeranao;
Efa laninay toy ny eritreritra ny taonanay.
10 Fito-polo taona no andron' ny taonanay,
Ary raha tàhiny mateza aza, dia valo-polo taona,
Nefa fahasasarana sy zavapoana ny voninahiny,
Fa mihelina faingana izany, ka lasa manidina izahay.

11 Iza no mahafantatra ny herin' ny fahatezeranao sy ny fahaviniranao
Araka izay tokony ho fahatahorana Anao?
12 Mampianara anay hanisa ny andronay,
Hahazoanay fo hendry.

13 Miverena, Jehovah ô! Mandra-pahoviana?
Ary mba aneneno ny amy ny mpanomponao.
14 Vokiso ny famindramponao nony maraina izahay,
Mba hihobianay sy hifalianay amy ny andro rehetra hiainanay.
15 Mampifalia anay araka ny andro nampahorianao anay
Sy ny taona nahitanay loza.
16 Aoka hiseho amy ny mpanomponao ny asanao,
Ary ny voninahitrao amy ny zanany.
17 Ary aoka ho aminay ny fahasoavan' ny Tompo Andriamanitray;
Ary ampitoero aminay ny asan' ny tànanay;
Eny, ny asan' ny tànanay, ampitoero izy.

*Ny fahatokian' ny olo-marina an' Andriamanitra, na dia manakaiky azy aza ny manjo ny sasany.*

XCI. NY mitoetra ao amy ny fierena izay any ny Avo Indrindra
Dia monina eo ambanin' ny aloky ny Tsitoha.
2 Izaho hilaza any Jehovah hoe: Fialofako sy batery fiarovana ho ahy Izy
Ary Andriamanitro Izay hitokiako.
3 Fa Izy no hanafaka anao amy ny fandriky ny mpihaza sy ny areti-mandoza.
4 Ny volon' elany no anaronany anao,
Ary ao ambanin' ny elany no hialofanao;
Ho ampinga kely sy ampinga lehibe ny fahamarinany.
5 Tsy hatahotra ny horohoro nony alina hianao,
Na ny zana-tsipìka manidina nony andro,
6 Na ny areti-mandringana mandeha amy ny maizina,
Na ny fandringanana mandri-

[1] *Na:* Amy ny maraina dia tahaka ny kolokolon' ahitra izy.

paka amy ny mitataovovonana.
7 Na dia hisy arivo aza lavo eo anilanao sy iray alina eo ankavananao,
Dia tsy hihatra aminao izany.
8 Hijery maso fotsiny hianao,
Ka ho hitanao ny hamaliana ny ratsy fanahy.

9 Satria *hoy hianao:* Jehovah ô, Hianao no aroko,
Sady nataonao ho fonenanao ny Avo Indrindra,
10 Dia tsy hisy loza hanjo anao,
Na aretina hanakaiky ny lainao.
11 Fa Izy handidy ny anjeliny ny aminao
Mba hiaro anao eny amin' izay rehetra halehanao.
12 Eny an-tànany no hitondran' ireo anao,
Fandrao ho tafintohina amy ny vato ny tongotrao.
13 Ny liona masiaka sy ny vipera hodiavinao;
Ny liona tanora sy ny menarana no hohitsahinao.

14 Satria Izaho no niraiketan' ny fitiavany,
Dia hamonjy azy Aho;
Hanandratra azy ho any amy ny avo Aho, satria mahalala ny anarako izy.
15 Hiantso Ahy izy, dia hamaly azy Aho;
Ho eo aminy Aho, raha ory izy;
Hamonjy sy hanome voninahitra azy Aho.
16 Hovokisako fahela-velona izy;
Ary hasehoko azy ny famonjeko.

*Fifaliana amin' Andriamanitra noho ny asany sy ny fitsarany marina.*

XCII. Salamo. Tonon-kira hatao amy ny andro Sabata.

2 TSARA ny hidera any Jehovah
Sy ny hankalaza ny anaranao, ry Avo Indrindra ô,
3 Ary hanambara ny famindramponao nony maraina
Sy ny fahamarinanao nony alina,
4 Amy ny valiha tory folo
Sy amy ny feon-dokanga.

5 Fa ampifalinao amy ny nataonao aho, Jehovah ô;
Ny asan' ny tànanao no hihobiako.
6 Jehovah ô, akory ny halehiben' ny asanao!
Lalina indrindra ny fisainanao.
7 Ny ketrina tsy mahafantatra izany,
Ary ny adala koa tsy mba mahalala.
8 Raha mitsiry tahaka ny ahitra ny ratsy fanahy,
Ary mamony ny mpanao ratsy rehetra,
Dia izany no ho fandringanana azy mandrakizay.
9 Nefa Hianao, Jehovah ô, dia avo mandrakizay.
10 Fa, indreo, ny fahavalonao, Jehovah ô,
Fa, indreo, ringana ny fahavalonao;
Mihahaka ny mpanao ratsy rehetra.
11 Fa ny tandroko kosa asandratrao ho tahaka ny any ny ombimanga;
Mihosotra diloilo vaovao aho.
12 Ary faly ny masoko mahita ny amy ny fahavaloko,
Ary finaritra ny sofiko mandre ny amy ny ratsy fanahy izay efa mitsangana hamely ahy.

13 Ny marina hamololona tahaka ny rofia;[1]
Hisandrahaka[2] tahaka ny sedera any Libanona izy;

[1] palma. [2] *Heb.* ho tonga lehibe.

14 Efa nambolena tao an-tranony Jehovah izy
Ka maniry eo an-kianjan' Andriamanitsika;
15 Mbola manorobona hiany izy, na dia efa antitra aza;
Dofodofotra sy maitso izy,
16 Mba hanambara fa mahitsy Jehovah,
Vatolampiko Izay tsy misy tsiny.

*Ny fiandrianan' Andriamanitra.*

XCIII. JEHOVAH no Mpanjaka, mitafy voninahitra Izy;
Jehovah mitafy,—eny, misikina hery Izy;
Ary izao rehetra izao nampitoerina ka tsy hihetsika.
2 Ny seza fiandriananao nampitoerina hatramy ny fahagola;
Hatrizay hatrizay Hianao.
3 Manandra-peo ny riaka, Jehovah ô,
Eny, manandra-peo ny riaka;
Mampirohondrohona ny feony ny riaka.
4 Mihoatra noho ny rano sady be no mahery,
Eny, mihoatra noho ny onjandranomasina lehibe,
Ny voninahitry Jehovah any amy ny avo.
5 Ny teni-vavolombelonao dia marina indrindra;
Fahamasinana no miendrika ny tranonao mandritra ny andro maro, Jehovah ô.

*Fitarainana amin' Andriamanitra noho ny fampahoriana ataon' ny lozabe.*

XCIV. JEHOVAH, Andriamanitra Mpamaly ny natao ô,
Andriamanitra, Mpamaly ny natao ô, mamirapirata.
2 Misandrata, ry Mpitsara ny tany ô;
Mamalia ny mpiavonavona.
3 Mandra-pahoviana re ny ratsy fanahy, Jehovah ô,
Mandra-pahoviana re no mbola hifalifaly ny ratsy fanahy?
4 Mirezadrezatra sy miteny sahisahy izy;
Mirehareha ny mpanao ratsy rehetra.

5 Ny olonao, Jehovah ô, torotoroiny,
Ary ny lovanao ampahoriny;
6 Ny mpitondratena sy ny vahiny vonoiny,
Ary ny kamboty dia matiny.
7 Fa hoy izy: Tsy mijery Jehovah,
Ary tsy mandinika Andriamanitry Jakoba.

8 Mahalalà, hianareo olona ketrina;
Ary hianareo adala, rahoviana re no mba ho hendry hianareo?
9 Ny Mpanao[1] ny sofina va tsy handre?
Ny Mpamorona ny maso va tsy hahita?
10 Ny Mpampianatra ny jentilisa va tsy hananatra?
Dia Izay mampianatra fahalalana ny olona.
11 Jehovah no mahalala ny hevitry ny olona,
Fa zava-poana izany.

12 Sambatra izay olona anarinao, Jehovah ô,
Sady ampianarinao avy amy ny lalànao,
13 Mba homenao fitsaharana amy ny andro fahoriana izy,
Mandra-pihady lavaka ho any ny ratsy fanahy.
14 Fa Jehovah tsy mba hanary ny olony,
Ary ny lovany tsy hafoiny.
15 Fa ny fitsarana hiverina ho amy ny fahamarinana,

[1] *Heb.* Mpamboly.

Ary hanaraka izany ny mahitsy fo rehetra.

16 Iza no hitsangana ho ahy hisakana ny mpanao ratsy?
Iza no hiseho ho ahy hisakana ny mpanao meloka?
17 Raha tsy Jehovah no Mpamonjy ahy,
Dia efa saiky nalaky nitoetra tao amy ny mangingina ny fanahiko.
18 Fony aho nanao hoe: Mangozohozo ny tongotro,
Dia ny famindramponao, Jehovah ô, no nanohana ahy.
19 Raha be ny ahiahy ato anatiko,
Dia mampifaly ny fanahiko ny fampiononanao.
20 Hikambana aminao va ny seza fiandrianan' ny ratsy,
Izay misaina fampahoriana manohitra ny lalàna?[1]

21 Manao andiany hamely ny fanahin' ny marina ireo
Ka manameloka ny ra marina.
22 Fa tonga fiarovana avo ho ahy Jehovah;
Ary vatolampy fialofako Andriamanitro.
23 Dia ampanodiaviny azy ireo ny helony, ka aringany noho ny faharatsiany izy;
Eny, aringany Jehovah Andriamanitsika izy.

*Fiantsoana hivavaka amin' Andriamanitra sy hankatò ny teniny.*

XCV. AVIA, aoka isika hihoby ho any Jehovah;
Aoka isika hanao feo fifaliana ho any ny Vatolampy famonjena antsika.
2 Aoka hankeo anatrehany amy ny fiderana isika;
Aoka hanao feo fifaliana ho Azy amy ny fihirana isika.
3 Fa Andriamanitra lehibe Jehovah,
Ary Mpanjaka lehibe ambonin' ny andriamanitra rehetra Izy.
4 Eo an-tànany ny fitoerana lalina amy ny tany;
Ary Azy ny tendrombohitra avo.
5 Azy ny ranomasina, fa Izy no nanao azy;
Ary ny tany maina dia noforonin' ny tànany.

6 Avia, ka aoka hiondrika sy hiankohoka isika;
Aoka isika handohalika eo anatrehany Jehovah, Mpanao antsika.
7 Fa Izy no Andriamanitsika;
Ary olona fiandriny sy ondry tandremany isika.
Enga anie ka hohenoinareo anio ny feony manao hoe:
8 Aza[2] manamafy ny fonareo tahaka ny tao Meriba,
Sy tahaka ny tamy ny andro tao Masa, fony tany an-efitra,
9 Izay nakan' ny razanareo fanahy Ahy
Sy nizahany toetra Ahy, na dia efa hitany aza ny asako.
10 Efa-polo taona no nahamonamonaina Ahy tamin' *izany* taranaka *izany*,
Ka hoy Izaho: Olona maniasia amy ny fony izy
Ka tsy mahalala ny làlako;
11 Ka dia nianiana tamy ny fahatezerako Aho hoe:
Tsy hiditra amy ny fitsaharako mihitsy izy.

*Hira fifaliana noho ny hihavian' ny fanjakan' Andriamanitra.*

XCVI. MIHIRÀ fihiram-baovao ho any Jehovah;

---

[1] *Na:* Izay misaina fampahoriana araka ny lalàny.
[2] *Na:* Anio, raha hihaino ny feony hianareo, dia aza.

Mihirà ho any Jehovah, ry tany rehetra.
2 Mihirà ho any Jehovah, misaora ny anarany;
Lazao isan-andro isan-andro ny famonjeny mahafaly.
3 Ambarao any amy ny jentilisa ny voninahiny,
Ary any amy ny firenena rehetra ny fahagagana ataony.

4 Fa lehibe Jehovah ka miendrika hoderaina indrindra
Sady mahatahotra, fa ambonin' ny andriamanitra rehetra.
5 Fa ny andriamanitry ny firenena dia tsinontsinona;
Fa Jehovah no nanao ny lanitra.
6 Famirapiratana sy voninahitra no eo anatrehany;
Hery sy fahatsaran-tarehy no ao amy ny fitoerany masina.

7 Ry firenena, manomeza any Jehovah,
Eny, manomeza voninahitra sy hery ho any Jehovah.
8 Manomeza any Jehovah ny voninahitry ny anarany;
Mitondrà fanatitra, ka mankanesa eo an-kianjany.
9 Miankohofa eo anatrehany Jehovah amy ny fihaingoana masina;
Mangovita eo anatrehany, ry tany rehetra.
10 Lazao any amy ny jentilisa fa Jehovah no Mpanjaka;
Ary izao rehetra izao voaorina ka tsy hihetsika;
Hitsara ny olona amy ny fahamarinana Izy.

11 Aoka ho faly ny lanitra, ary ho ravoravo ny tany;
Aoka hirohondrohona ny ranomasina sy izay rehetra ao aminy.
12 Aoka ho faly ny saha sy izay rehetra eo aminy;
Dia hihoby amin' izay ny hazo rehetra any an-ala
13 Eo anatrehany Jehovah, fa avy Izy,—
Eny, avy hitsara ny tany Izy;
Hitsara izao tontolo izao araka ny rariny Izy
Ary ny firenena amy ny fahamarinany.

*Ny fisehoan' ny fanjakan' Andriamanitra amy ny hery, izay mahavarava ny sampy, fa mahasoa ny mpanompon' Andriamanitra kosa.*

XCVII. JEHOVAH no Mpanjaka, aoka ho faly ny tany;
Aoka ho ravoravo ny nosy maro.
2 Rahona sy aizim-pito no manodidina Azy;
Fahamarinana sy fitsarana no fanorenan' ny seza fiandrianany.
3 Misy afo mialoha Azy
Ka mandevona ny fahavalony manodidina.
4 Mahazava izao tontolo izao ny helany;
Mahita izany ny tany ka mihorohoro.
5 Ny tendrombohitra miempo tahaka ny savoka eo anatrehany Jehovah,
Dia eo anatrehan' ny Tompon' ny tany rehetra.
6 Ny lanitra maneho ny fahamarinany,
Ary ny firenena rehetra mahita ny voninahiny.

7 Aoka ho menatra izay rehetra manompo sarin-javatra voasokitra
Sy miarahaba tena ny amy ny andriamani-tsi-izy;
Miankohofa eo anoloany *Jehovah*, hianareo andriamanitra rehetra.
8 Ziona mandre ka faly;
Ary ravoravo ny zanakavaviny Joda

Noho ny fitsaranao, Jehovah ô.
9 Fa Hianao, Jehovah ô, no avo indrindra ambonin' ny tany rehetra;
Efa avo ambonin' ny andriamanitra rehetra Hianao.

10 Hianareo izay tia any Jehovah, mankahalà ny ratsy;
Miaro ny fanahin' ny olony masina Izy
Ary mamonjy azy amy ny tànan' ny ratsy fanahy.
11 Ny fahazavana no voafafy ho any ny marina,
Ary ny fifaliana ho any ny mahitsy fo.
12 Mifalia aminy Jehovah, ry olo-marina,
Ary miderà ny anarany masina.[1]

*Fifaliana amin' Andriamanitra noho ny nanehoany ny famonjeny sy ny fahamarinany.*

## XCVIII. Fihirana.

MIHIRÀ fihiram-baovao ho any Jehovah;
Fa efa nanao fahagagana Izy;
Ny tànany ankavanana sy ny sandriny masina no nahavitany famonjena.
2 Jehovah efa nampahafantatra ny famonjeny;
Teo imason' ny jentilisa no nanehoany ny fahamarinany.
3 Efa nahatsiaro ny famindrampony sy ny fahamarinany tamy ny taranaky Isiraely Izy;
Efa nahita ny famonjen' Andriamanitsika ny vazantany rehetra.

4 Mihobia ho any Jehovah, ry tany rehetra,
Velomy ny hoby, ka mihirà.
5 Mankalazà any Jehovah amy ny lokanga,
Dia amy ny lokanga sy ny feo fihirana,
6 Amy ny trompetra sy ny fitsofana ny anjomara,
Ka mihobia eo anatrehany Jehovah Mpanjaka.
7 Aoka hirohondrohona ny ranomasina sy izay rehetra ao aminy,
Izao rehetra izao sy ny mponina eo aminy.
8 Aoka hiteha-tànana ny riaka;
Aoka hiara-mihoby aminy koa ny tendrombohitra
9 Eo anatrehany Jehovah, fa avy hitsara ny tany Izy;
Hitsara izao rehetra izao amy ny fahamarinana Izy
Ary ny firenena amy ny fahitsiana.

*Fanomezam-boninahitra an' Andriamanitra noho ny fahalehibiazany sy ny fahamarinany.*

## XCIX.

JEHOVAH no Mpanjaka, aoka hangovitra ny firenena;
Mipetraka amy ny kerobima Izy, aoka hihorohoro ny tany.
2 Lehibe any Ziona Jehovah;
Ary avo ambonin' ny firenena rehetra Izy.
3 Aoka hidera ny anaranao lehibe sy mahatahotra ireo;
Fa masina Jehovah.
4 Ny herin' ny mpanjaka dia tia rariny;
Ampitoerinao ny fahitsiana;
Fitsarana sy fahamarinana no ataonao eo aminy Jakoba.
5 Manandrata any Jehovah Andriamanitsika hianareo,
Ka miankohofa eo amy ny fitoeran-tongony;
Fa masina Izy.

[1] *Na:* ny fahatsiarovana ny fahamasinany.

6 Mosesy sy Arona tamy ny mpisorony,
Ary Samoela tamin' izay mpiantso ny anarany,—
Niantso any Jehovah ireo, ary namaly azy Izy.
7 Niteny taminy tao anatin' ny andri-rahona Izy;
Nitandrina ny teni-vavolombelony izy ireo,
Dia ny didy izay efa nomeny azy.
8 Jehovah Andriamanitray ô,
Hianao no namaly ny nataony;
Andriamanitra, Mpamela ny helony, Hianao,
Na dia namaly azy noho ny nataony aza.

9 Asandrato Jehovah Andriamanitsika,
Ary miankohofa eo an-tendrombohiny masina;
Fa masina Jehovah Andriamanitsika.

*Fiantsoana izao tontolo izao hanompo any Jehovah.*

C. Salamo ho fiderana.

MIHOBIA ho any Jehovah, ry tany rehetra.
2 Manompoa any Jehovah amy ny fifaliana;
Mankanesa eo anatrehany amy ny fihobiana.
3 Aoka ho fantatrareo fa Jehovah no Andriamanitra;
Izy no nanao antsika, ary Azy isika,[1]
Dia olony sy ondry fiandriny.

4 Midira eo amy ny vavahadiny amy ny fisaorana,
Ary eo an-kianjany amy ny fiderana;
Misaora Azy, mankalazà ny anarany.
5 Fa tsara Jehovah;
Mandrakizay ny famindrampony;
Ary mihatra amy ny taranaka fara mandimby ny fahamarinany.

*Fikasan' ny mpanjaka ny amy ny hitondrany marina ny fanjakany.*

CI. Salamo nataony Davida.

FAMINDRAMPO sy fitsarana no hankalazaiko;
Hianao, Jehovah ô, no hoderaiko.

2 Hitandrina ny làlana marina aho;
Rahoviana no ho tonga atỳ amiko Hianao?
Handeha amy ny fahitsian' ny foko ao anatin' ny tranoko aho.
3 Tsy hampitoetra zava-dratsy eo anoloan' ny masoko aho;
Halako ny mivadika,
Tsy hikambana amiko izany.
4 Ny fo maditra hiala àmiko;
Tsy hankasitraka [2] izay ratsy aho.
5 Izay manendrikendrika ny namany mangingina dia hofongorako;
Tsy tohako izay miandranandrana sy miavonavona ampo;
6 Ny masoko hijery izay olomahatoky amy ny tany mba hitoerany ato amiko;
Izay mandeha amy ny làlana marina no hanompo ahy.
7 Tsy mba hitoetra ao anatin' ny tranoko izay manao fitaka;
Tsy mba hijanona eo anoloan' ny masoko izay milaza lainga.
8 Haringako isa-maraina ny ratsy fanahy rehetra amy ny tany,
Mba hofongorako ny mpanao

[1] *Na:* fa tsy isika.

[2] *Heb.* hahalala.

ratsy rehetra tsy ho ao antanànany Jehovah.

*Fitarainan' ny mpanompon' Andriamanitra noho ny fahoriana nahazo azy sy ny naharavany Jerosalema.*

CII. Fivavaky ny ory, raha reraka izy ka mandoatra ny alahelony eo anatrehany Jehovah.

2 JEHOVAH O, henoy ny fivavako,
Ary aoka hankeo aminao ny fitarainako.
3 Aza manafina ny tavanao amiko amy ny andro fahoriako;
Atongilano amiko ny sofinao;
Amy ny andro itarainako dia faingàna hamaly ahy.
4 Fa levon-ko setroka ny androko,
Ary ny taolako mahamay tahaka ny forohana.
5 Taninina tahaka ny ahitra ny foko ka malazo;
Fa hadinoko na dia ny fihinanan-kanina aza.
6 Noho ny fisentoan' ny foko
Ny taolako miraikitra amy ny hoditro.
7 Tahaka ny sama any an-efitra aho,
Ary tahaka ny vorondolo any an-tanànaolo.
8 Tsy mahita tory aho
Sady tahaka ny tsikirity irery eo an-tampon-trano.
9 Mandatsa ahy mandrakariva ny fahavaloko.
Izay misafoaka amiko dia manao ahy ho fiozonana.
10 Fa lavenona no nohaniko tahaka ny mofo,
Ary ny zavatra nosotroiko noharoharoako ny ranomasoko,
11 Noho ny fahaviniranao sy ny fahatezeranao;
Fa naingainao aho, kanefa natontanao indray.
12 Ny androko dia tahaka ny aloka efa mandroso;
Ary efa malazo tahaka ny ahitra aho.

13 Nefa Hianao, Jehovah ô, mipetraka *manjaka* mandrakizay;
Ary ny fahatsiarovana Anao mihatra amy ny taranaka fara mandimby.
14 Hianao hitsangana ka hamindra fo aminy Ziona;
Fa efa andro hamindram-po aminy izao;
Eny, tonga ny fotoana.
15 Fa sitraky ny mpanomponao ny vatony,
Sady malahelo ny vovo-taniny izy.
16 Hatahotra ny anarany Jehovah ny jentilisa,
Ary ny mpanjaka rehetra amy ny tany hatahotra ny voninahitrao,
17 Fa Jehovah nanangana any Ziona;
Niseho tamy ny voninahiny Izy;
18 Nijery ny fivavaky ny mahantra Izy
Ka tsy nanevateva ny fivavany.
19 Hosoratana ho any ny taranaka mandimby izany;
Ary izay firenena mbola hoforonina no hidera any Jehovah;
20 Fa Izy nitazana tany amy ny fitoerany masina any amy ny avo,
Tany an-danitra no nitsinjovany Jehovah ny tany,
21 Mba hihaino ny fisentoan' ny mpifatotra
Sy hanafaka izay voatendry ho faty,[1]
22 Mba hotorina any Ziona ny anarany Jehovah
Ary ny fiderana Azy any Jerosalema,

[1] *Heb.* zanaky ny fahafatesana.

23 Rehefa tafangona ny firenena
Sy ny fanjakana maro hanompo any Jehovah.

24 Efa nahaketraka ny heriko tany an-dàlana Izy;
Efa nahafohy ny androko Izy.
25 Hoy izaho: Andriamanitro ô, aza maka ahy an-tenatenan' ny androko;
Ny taonanao mihatra amy ny taranaka fara mandimby.
26 Tany aloha no nanorenanao ny tany;
Ary asan' ny tànanao ny lanitra.
27 Ireo dia ho levona, fa Hianao no maharitra;
Izy rehetra ho rovitra toy ny fitafiana;
Toy ny lamba no hanovanao azy, ka hovana izy;
28 Fa Hianao no tsy miova,
Ary ny taonanao no tsy ho tapitra.
29 Ny zanaky ny mpanomponao handry fahizay,[1]
Ary ny taranany hampitoerina eo anatrehanao.

*Fiderana an' Andriamanitra noho ny fahatsarany sy ny famindrampony.*

CIII. Nataony Davida.

MISAORA any Jehovah, ry fanahiko;
Ary izay rehetra ato anatiko, misaora ny anarany masina.
2 Misaora any Jehovah, ry fanahiko;
Ary aza misy hadinoinao ny fitahiany rehetra,
3 Izay mamela ny helokao rehetra,
Izay manasitrana ny aretinao rehetra,
4 Izay manavotra ny ainao tsy hidina any an-davaka,
Izay manarona famindrampo sy fiantrana anao,
5 Izay mahavoky soa ny vavanao;[2]
Ny fahatanoranao mody indray toy ny any ny voromahery.[3]
6 Jehovah manao fahamarinana
Sy fitsarana amin' izay rehetra ampahorina.
7 Efa nampahafantatra any Mosesy ny làlan-kalehany Izy;
Ny Zanak' Isiraely nampahafantariny ny asany.

8 Mamindra fo sy miantra Jehovah,
Mahari-po sady be famindrampo.
9 Tsy mandaha-teny mandrakariva Izy,
Na mitahiry fahatezerana mandrakizay.
10 Tsy mba manao amintsika araka ny fahotantsika Izy,
Na mamaly antsika araka ny helotsika.
11 Fa tahaka ny hahavon' ny lanitra ambonin' ny tany
No haben' ny famindrampony amin' izay matahotra Azy.
12 Tahaka ny halavitry ny atsinanana amy ny andrefana
No halavitry ny anesorany ny fahotantsika amintsika.
13 Tahaka ny fiantràn' ny ray ny zanany
No fiantràny Jehovah izay matahotra Azy;
14 Fa Izy mahalala ny toetsika
Ka mahatsiaro fa vovoka isika.
15 Tahaka ny ahitra ny andron' ny zanak' olombelona;
Tahaka ny vonin-javatra any an-tsaha ny famoniny,
16 Satria tsofin' ny rivotra izy ka lasa,

[1] *Na:* dia mbola haharitra. [2] *Na:* fanahinao, *na* fahanteranao.
[3] *Na:* ho toy ny voromahery.

Ary tsy mahalala azy intsony
ny fitoerany.
17 Fa ny famindrampony Jehovah dia hatramy ny taloha indrindra ka ho mandrakizay amin' izay matahotra Azy,
Ary ny fahamarinany mihatra amy ny taranaka,
18 Dia amin' izay mitandrina ny fanekeny
Sy mahatsiaro hankatò ny didiny.
19 Jehovah efa nampitoetra ny seza fiandrianany any andanitra;
Ary ny fanjakany manapaka izao tontolo izao.

20 Misaora any Jehovah, hianareo anjeliny,
Dia hianareo izay mahery indrindra sady mankatò ny didiny
Ary mihaino ny feon' ny teniny.
21 Misaora any Jehovah, ny miaramilany rehetra,
Dia ny mpanompony izay manao ny sitrapony.
22 Misaora any Jehovah, ny asany rehetra eran' ny fanjakany;
Misaora any Jehovah, ry fanahiko.

*Fiderana an' Andriamanitra, Mpamorona sy Mpiahy izao rehetra izao.*

CIV. MISAORA any Jehovah, ry fanahiko.
Jehovah Andriamanitro ô, lehibe indrindra Hianao;
Famirapiratana sy voninahitra no fitafinao,
2 Mitafy ny mazava tahaka ny lamba Izy
Ary mamelatra ny lanitra tahaka ny lay,
3 Ary mametraka ny rairain-drihan' ny tranony amy ny rano,
Sady manao ny rahona matevina ho kalesiny
Ka mandeha amy ny elatry ny rivotra,
4 Ary manao ny rivotra ho irany
Sy ny lelafo ho mpanompony.[1]
5 Nanorina ny tany tambonin' ny fanorenany Izy,
Mba tsy hihetsehany mandrakizay doria.

6 Ny rano lalina no nasaronao azy tahaka ny lamba;
Nandifotra ny tendrombohitra aza ireny.
7 Noho ny teny mafy nataonao dia nandositra ny tendrombohitra,
Noho ny feon' ny kotrokoranao dia nirifatra izy—
8 Nisondrotra ny tendrombohitra, nietry ny lohasaha—ho any amin' izay namboarinao hitoerany.
9 Efa nasianao fetra tsy hihoarany izy
Mba tsy hiverina hanarona ny tany.

10 Mampandeha loharano eny amy ny lohasaha Izy;
Eny anelanelan' ny tendrombohitra no alehan' ireny,
11 Ka isotroan' ny bibi-dia rehetra
Sy analan' ny boriki-dia ny hetahetany;
12 Eo amboniny no itoeran' ny voro-manidina;
Ary eo amy ny rantsan-kazo no anenoany.

13 Manondra-drano ny tendrombohitra avy amy ny tranony ambony Izy;
Ny vokatry ny asanao no mahavoky ny tany.

---

[1] *Na:* Manao ny anjeliny ho rivotra ary ny mpanompony ho lelafo.

14 Mampaniry ahitra ho any ny biby fiompy Izy
Sy anana hahasoa ny olona,
Ary mamoaka hanina avy amy ny tany,
15 Ary divay izay mampifaly ny olona,
Ka mampinendonendo ny tavany mihoatra noho ny divay,
Ary mofo hanohanana ny ain' ny olona.
16 Voky ny hazony Jehovah,
Dia ny sederany Libanona, izay namboleny;
17 Izay anaovan' ny voron-kely ny akaniny;
Ary ny vano, dia ao amy ny kypreso no anaovany ny tranony.
18 Ny tendrombohitra avo dia ho any ny osi-dia;
Ny harambato no fiarovana ho any ny hyraka.

19 Nanao ny volana ho fotoana Izy,
Ary ny masoandro mahalala ny filentehany.
20 Mahatonga aizina Hianao, dia tonga ny alina,
Ka mivezivezy ny biby rehetra any an-ala;
21 Ny liona tanora mierona maniry toha
Ka mitady ny haniny avy amin' Andriamanitra.
22 Miposaka ny masoandro, dia miverina ireny,
Ary ao an-davany no amitsahany.
23 Fa ny olona kosa mivoaka ho any amy ny tao-zavany
Sy ny asany mandra-paharivan' ny andro.

24 Endrey ny hamaroan' ny asanao, Jehovah ô!
Fahendrena no nanaovanao azy rehetra;
Henika ny zavatra nataonao[1] ny tany.
25 Indro ny ranomasina sady lehibe no malalaka,
Any no misy zava-mihetsiketsika tsy tambo isaina,
Dia zava-miaina, na kely na lehibe.
26 Any no alehan' ny sambo
Sy ny trozona, izay noforoninao hilaolao any.[2]
27 Ireo rehetra ireo miandry Anao,
Mba homenao ny haniny amy ny fotoany.
28 Manome Hianao, dia manangona izy;
Manokatra ny tànanao Hianao, dia voky ny soa izy;
29 Manafina ny tavanao Hianao, dia raiki-tahotra izy;
Alainao indray ny ainy, dia maty izy
Ka mody any amy ny vovoka nanalana azy.
30 Maniraka ny Fanahinao Hianao, dia ary izy,
Ary manavao ny tarehin' ny tany Hianao.

31 Ho mandrakizay anie ny voninahitry Jehovah;
Aoka Jehovah hifaly amy ny asany.
32 Jereny ny tany, dia mihorohoro;
Tendren' ny tànany ny tendrombohitra, dia midonaka.
33 Hihira ho any Jehovah aho, raha mbola velona koa;
Hankalaza an' Andriamanitro aho, raha mbola miaina.
34 Ho maminy anie ny fisainako Azy;
Izaho no hifaly aminy Jehovah.
35 Ho lany ringana tsy ho etỳ amy ny tany ny mpanota,
Ary ny ratsy fanahy tsy ho etỳ intsony.

[1] *Na:* ny harenao. [2] *Na:* holaolaovinao.

Misaora any Jehovah, ry
fanahiko.
Haleloia.

*Fanomezam-boninahitra an' Andriamanitra noho ny asany mahagaga tamy ny nitondrany ny Isiraely nivoaka avy tany Egypta.*

CV. MIDERÀ any Jehovah,
miantsoa ny anarany;
Ataovy fantatra any amy ny
firenena ny asany.
2 Mihirà ho Azy, mankalazà
Azy;
Saintsaino ny fahagagana rehetra ataony.
3 Ataovy ho reharehanareo ny
anarany masina;
Aoka hifaly ny fon' izay mitady any Jehovah.
4 Mitadiava any Jehovah sy ny
heriny;
Katsaho mandrakariva ny
tavany.
5 Tsarovy ny asa mahagaga nataony,
Dia ny fahagagany sy ny
fitsaran' ny vavany,
6 Ry taranaky Abrahama mpanompony,
Dia hianareo olom-boafidiny,
taranaky Jakoba.

7 Jehovah, Izy no Andriamanitsika;
Manerana ny tany rehetra ny
fitsarany.
8 Mahatsiaro ny fanekeny mandrakizay Izy,
Dia ilay teny izay voadidiny
ho any ny taranaka arivo
mandimby,
9 Eny, ilay nataony taminy
Abrahama,
Sy ny fianianany taminy
Isaka;
10 Izay naoriny ho lalàna ho any
Jakoba,
Sy ho fanekena mandrakizay
ho any Isiraely,
11 Ka nataony hoe: Homeko
anao ny tany Kanana
Ho lovanareo voazara amy ny
famolaina,
12 Fony mbola olom-bitsy izy,
Eny, vitsy sady vahiny tao,
13 Ary nifindrafindra tany amy
ny firenena
Sy nifindrafindra fanjakana
ho amy ny firenen-kafa,
14 Tsy nisy navelany hampahory
azy,
Ary nananatra mpanjaka Izy
noho ny amin' ireo hoe:
15 Aza manendry ireo voahosotro,
Ary aza manisy ratsy ireo
mpaminaniko.

16 Dia niantso ny mosary ho
amy ny tany Izy;
Notapahiny avokoa ny mofo
rehetra, izay tohan' aina;
17 Naniraka lehilahy hialoha azy
Izy;
Josefa namidy ho andevo;
18 Nampijaliny tamy ny fatorana
ny tongony;
Nogadrany vy izy,
19 Mandra-pahatongan' ny fotoana hahatanterahan' ny
teniny;
Nizaha toetra azy ny teniny
Jehovah.
20 Naniraka ny mpanjaka hamaha azy,
Eny, ny mpanapaka ny vahoaka, mba handefa azy.
21 Nanao azy ho tompon' ny
tranony izy
Sy ho mpanapaka ny fananany
rehetra,
22 Mba hamatotra ny mpanapaka
araka ny sitrapony
Sy hampianatra fahendrena ny
loholony.
23 Ary Isiraely nankany Egypta;
Eny, Jakoba nivahiny tany
amy ny taniny Hama.
24 Dia nahamaro ny taranaky ny
olony ho be indrindra Izy
Ka nampahery azy noho ny
fahavalony.
25 Nampiova ny fon' ireny hankahala ny olony Izy

Sy hihendry ny mpanompony.

26 Naniraka any Mosesy mpanompony
Sy Arona izay nofidiny Izy.
27 Ary izy ireo nanao ny famantarany teo aminy
Sy fahagagana tany amy ny taniny Hama.
28 Nahatonga aizina Izy ka nahamaizina;
Ary tsy nandà ny teniny izy ireo.
29 Nahatonga ny ranony ho ra Izy
Ka nahafaty ny hazandranony.
30 Nisy sahona betsaka ny taniny,
Eny, na dia hatrao an-trano fandrian' ny mpanjakany aza.
31 Niteny Izy, dia tonga ny lalitra betsaka [1]
Sy ny moka teny amy ny faritaniny rehetra.
32 Nahatonga havandra ho solon' ny ranonorana Izy
Sy afo midedadeda teny amy ny taniny.
33 Namely ny voalobony sy ny aviaviny Izy
Ka nanapatapaka ny hazo teo amy ny taniny.
34 Niteny Izy, dia tonga ny valala
Sy ny sompanga tsy hita isa;
35 Dia nihinana ny zava-maitso rehetra teny amy ny taniny ireny
Ka nandany ny vokatry ny taniny.
36 Ary namely ny lahimatoa rehetra tany amy ny taniny Izy,
Dia ny voalohan' ainy rehetra.

37 Ary dia nitondra ny olony nivoaka Izy sady nampahazo azy volafotsy sy volamena;
Ary tsy nisy nangozohozo na dia iray akory aza tamy ny fireneny.
38 Faly Egypta tamy ny nahalasanany;
Fa efa nahazo azy ny fahatahorana ireo.

39 Namelatra rahona ho fialokalofana Izy
Ary afo ho fanazavana nony alina.
40 Nangataka izy ireo, dia nahatonga papelika Izy,
Ary mofon-danitra no namokisany azy.
41 Nanokatra ny vatolampy Izy, dia nigororoana ny rano
Ka nandriaka tamy ny tany maina ho renirano,
42 Fa nahatsiaro ny teniny masina
Sy Abrahama mpanompony Izy,
43 Dia nitondra ny olony nivoaka tamy ny fifaliana Izy
Ary ny voafidiny tamy ny fihobiana;
44 Ka dia nanome azy ny tanin' ny jentilisa Izy;
Ary nandova ny vitan' ny firenena maro ireny,
45 Mba hitandremany ny didiny
Sy hankatoavany ny lalàny.
Haleloia.

*Ny fivadibadihan' ny Isiraely ampitahaina amy ny fahamarinan' Andriamanitra.*

CVI. HALELOIA.
Miderà any Jehovah, fa tsara Izy,
Fa mandrakizay ny famindrampony.
2 Iza no mahalaza ny asa lehibe ataony Jehovah,
Na mahatonona ny fiderana Azy rehetra?
3 Sambatra izay mitandrina ny mety

[1] *Na:* fihitra, *na* kalalao.

Ka manao ny marina mandra-
kariva.
4 Jehovah ô, tsarovy aho araka
ny fankasitrahanao ny olo-
nao;
Vangio amy ny famonjenao
aho,
5 Hahitako ny soa azon' ny
voafidinao,
Hifaliako amy ny fifalian' ny
firenenao,
Hiravoravoako miaraka amy
ny lovanao.

6 Efa nanota izahay mbamy
ny razanay,
Efa nanao izay meloka sy
ratsy izahay.
7 Ny razanay tany Egypta tsy
mba nandinika ny fahaga-
gana nataonao;
Tsy mba nahatsiaro ny habe-
tsahan' ny famindramponao
ireny,
Fa niodina teo amoron-drano-
masina,
Dia teo amoron' ny Ranoma-
sina Mena.
8 Kanefa namonjy azy hiany
Izy noho ny anarany,
Mba hampahafantarany ny
asany lehibe.
9 Dia noteneniny mafy ny Ra-
nomasina Mena, ka tonga
maina iny;
Ary nitondra azy nita ny
rano lalina tahaka ny efitra
Izy.
10 Namonjy azy tamy ny tànan'
ny mpandrafy Izy
Ary nanavotra azy tamy ny
tànan' ny fahavalo.
11 Dia nosaronan' ny rano kosa
ny rafiny,
Ka tsy nisy niangana na dia
iray akory aza.
12 Dia nino ny teniny izy
Ka nihira ny fiderana Azy.

13 Nalaky nanadino ny asany
izy
Ka tsy niandry ny saina hato-
lony,
14 Fa fatra-pila izy tany an-
efitra,
Sady naka fanahy an' Andria-
manitra tany an-tany foana.
15 Dia nomeny azy izay nilainy,
Kanefa nampahahiaziny kosa
izy.[1]
16 Dia nialona any Mosesy tany
an-toby izy ireo
Sady nialona any Arona, olo-
masiny Jehovah.
17 Nisokatra ny tany, dia nite-
lina any Datana
Ka nanarona ny antokony [2]
Abirama.
18 Dia nisy afo nirehitra tamy
ny antokony;[2]
Lelafo no nandoro ny ratsy
fanahy.

19 Nanao ombilahy kely tany
Horeba izy
Ka niankohoka teo anoloan'
ny sarin-javatra an-idina.
20 Ary ny voninahiny dia nata-
kalony
Sarin' ny omby homana ahitra.
21 Nohadinoiny Andriamanitra,
Mpamonjy azy,
Izay efa nanao zava-dehibe
tany Egypta,
22 Dia fahagagana tany amy ny
taniny Hama
Sy zava-mahatahotra teo amy
ny Ranomasina Mena.
23 Ary nikasa[3] handringana azy
Izy,
Raha tsy Mosesy voafidiny
No nandroso hijoro tamy ny
banga teo anatrehany
Hampiala ny fahatezerany
mba tsy handringanany
azy.

24 Ary nanamavo ny tany
mahafinaritra ireo
Sady tsy mba nino ny teniny,
25 Fa nimonomonona tany an-
dainy

[1] *Na:* ny fanahiny. [2] *Heb.* ny fiangonany. [3] *Heb.* nilaza.

Ka tsy nihaino ny feony Jehovah.
26 Dia nanandratra ny tànany taminy Izy,
Fa hampiampatrampatra azy any an-efitra
27 Ary ny taranany kosa any amy ny jentilisa,
Ary hampihahakahaka azy any amy ny tany maro Izy.

28 Nikambana taminy Bala-peora ireo
Ka nihinana ny fanatitra ho any ny maty,
29 Dia nampahatezitra any Jehovah tamy ny nataony,
Ka dia namely azy tampoka ny areti-mandringana.
30 Fa nitsangana nandroso Finehasa ka nanao fitsarana;
Dia nitsahatra ny areti-mandringana.
31 Ary nisaina ho fahamarinany izany
Hatramy ny taranaka fara mandimby mandrakizay.

32 Nampahatezitra any Jehovah teo anilan' ny ranony Meriba ireo,
Ka nisy nanjo any Mosesy noho ny nataon' ireo;
33 Fa niodina tamy ny Fanahiny Jehovah ireo,
Ka dia nihoa-bava Mosesy.

34 Tsy naringany ny firenena
Izay nasainy Jehovah naringany;
35 Fa nifangaro tamy ny jentilisa izy
Ka nianatra ny fanaony,
36 Dia nanompo ny sampiny izy,
Ka dia nody fandrika ho azy izany.
37 Namono ny zanani-lahy sy ny zanani-vavy ho fanatitra ho any ny demonia[1] ireo;
38 Eny, nandatsaka ra marina izy,
Dia ny ran' ny zanani-lahy sy ny zanani-vavy,
Izay novonoiny ho fanatitra ho any ny sampiny Kanana;
Ka dia nametaveta ny tany tamy ny ra izy.
39 Ary naloto tamy ny asany izy
Ary nahatonga azy ho mijangajanga ny nataony.

40 Dia nirehitra tamy ny olony ny fahatezerany Jehovah,
Ka nataony ho zava-betaveta ny lovany.
41 Dia nanolotra azy teo an-tànan' ny jentilisa Izy,
Ka izay nankahala azy no nanapaka azy.
42 Ary nampahory azy ny fahavalony,
Ka naetry tambanin' ny tànany izy.
43 Matetika Izy no nahafaka azy;
Fa ireo kosa niodina taminy hiany araka ny fisainany
Ka nihalevona noho ny helony.
44 Kanefa nijery ny fahoriany hiany Izy,
Raha nandre ny fitarainany;
45 Dia nahatsiaro ny fanekeny Izy
Ka nanenina araka ny haben' ny famindrampony.
46 Dia nataony nahita famindrampo ireny
Tamin' izay rehetra namabo azy.

47 Vonjeo izahay, ry Jehovah Andriamanitray ô,
Ka angony avy amy ny jentilisa,
Mba hisaoranay ny anaranao masina

[1] *Heb.* ireo tompo.

Sy hifalianay amy ny fiderana
Anao.

---

48 Isaorana anie Jehovah, Andriamanitry ny Isiraely,
hatramy ny taloha indrindra ka mandrakizay;
Ary aoka ny olona rehetra hanao hoe: Amena!
Haleloia.

# BOKY FAHADIMY.

*Fiantsoana ny olona efa nahita soa tamin' Andriamanitra mba hisaotra Azy.*

CVII. MIDERÀ any Jehovah, fa tsara Izy;
Fa mandrakizay ny famindrampony.
2 Aoka hanao izany ny navotany Jehovah,
Dia izay navotany ho afaka tamy ny tànan' ny fahavalo[1]
3 Sy nangoniny avy tany amy ny tany maro,
Dia avy tany atsinanana sy andrefana ary tany avaratra sy tany amy ny ranomasina.

4 Nirenireny tany an-efitra ireny ka nanavatsava tany an-tany foana,
Ary tsy nahita tanàna honenana.
5 Noana sy nangetaheta izy,
Sady reraka ny ainy tao anatiny.
6 Dia nitaraina taminy Jehovah ireo, raha ory,
Ka novonjeny tamy ny fahatereny;
7 Dia nitondra azy tamy ny làlana mahitsy Izy,
Mba hankanesany any amin' izay tanàna honenana.
8 Aoka hidera any Jehovah ireo noho ny famindrampony
Sy ny fahagagana ataony amy ny zanak' olombelona!
9 Fa mahafa-po ny fanahy mangetaheta Izy,
Ary ny fanahy noana dia vokisany soa.

10 Izay nipetraka tao amy ny maizina sy ny aloky ny fahafatesana,
Voafato-pahoriana sy vy,
11 Satria nandà ny tenin' Andriamanitra
Sady naniratsira ny anatry ny Avo Indrindra;
12 Dia nampietreny tamy ny fahoriana ny fony;
Ka potraka[2] izy, nefa tsy nisy hamonjy;
13 Dia nitaraina taminy Jehovah ireo, raha ory,
Ka novonjeny tamy ny fahatereny.
14 Nitondra azy nivoaka avy tao amy ny maizina sy ny aloky ny fahafatesana Izy,
Ary notosany ny fatorany.
15 Aoka hidera any Jehovah ireo noho ny famindrampony
Sy ny fahagagana ataony amy ny zanak' olombelona!
16 Fa nanorotoro ny varavarana varahina Izy,
Ary ny hidy vy nohenteriny.

17 Mitondra fahoriana ny adala noho ny fahadisoany sy ny helony;
18 Nahamonamonaina azy ny hanina rehetra;
Ary nanakaiky ny vavahadin' ny fahafatesana izy.

---

[1] *Na:* fahoriana.

[2] *Heb.* tafintohina.

19 Dia nitaraina taminy Jehovah ireo, raha ory,
Ka novonjeny tamy ny fahatereny.
20 Nandefa ny teniny Izy mba hahasitrana azy
Ary nanafaka azy tamy ny longoa nianjerany.
21 Aoka hidera any Jehovah ireo noho ny famindrampony
Sy ny fahagagana ataony amy ny zanak' olombelona!
22 Ary aoka hanatitra fanatipisaorana izy
Sy hilaza ny asany amy ny fihobiana.

23 Izay midina any an-dranomasina ka mandeha antsambo
Sy manao raharaha any amy ny rano lehibe
24 No mahita ny asany Jehovah
Sy ny fahagagana ataony amy ny rano lalina.
25 Fa niteny Izy ka nanangana rivotra mahery,
Izay nampisondrotra ny onjandrano;
26 Niakatra hatramy ny lanitra ny olona, ary nidina hatramy ny lalina;
Ny fanahiny levona noho ny fahoriana.
27 Nisangodingodina ireo sady nivembena toy ny mamo,
Ka dia very ny sainy rehetra.
28 Dia nitaraina taminy Jehovah ireo, raha ory,
Ka nampiala azy tamy ny fahtereny Izy.
29 Nanony ny rivotra mahery Izy,
Ka nitsahatra ny onjandrano.
30 Dia faly ireo, satria nitsahatra izany;
Ary nentiny ho amy ny fitodiana niriny izy.
31 Aoka hidera any Jehovah ireo noho ny famindrampony
Sy ny fahagagana ataony amy ny zanak' olombelona!
32 Ary aoka hanandratra Azy eo amy ny fiangonan' ny olona izy
Ka hidera Azy eo amy ny fipetrahan' ny loholona.

33 Mampody ny ony ho efitra Izy
Ary ny loharano ho tany mangentana,
34 Ny tany mahavokatra ho tanin-tsira,
Noho ny faharatsian' ny mponina eo.
35 Mampody ny efitra ho rano monina Izy
Sy ny tany maina ho loharano,
36 Ary amponeniny eo izay noana,
Mba hanamboatra tanàna honenana;
37 Ary hamafy eny an-tsaha izy
Sady hanao tanimboaloboka
Ka hahazo vokatra be.
38 Dia mitahy azy Izy mba hitomboany betsaka,
Ka tsy avelany hihavitsy ny biby fiompiny.
39 Fa mihakely sy mietry indray izy
Noho ny fampahoriana sy ny loza ary ny alahelo.
40 Mampidina fanamavoana amy ny mpanapaka Jehovah
Ka mampirenireny azy any an-efitra tsy misy làlana;
41 Fa manandratra ny malahelo ho afa-pahoriana kosa Izy,
Ka mahamaro-mianakavy azy toy ny ondry andiany.
42 Hahita izany ny marina ka ho faly;
Fa hihombom-bava kosa ny ratsy fanahy rehetra.

43 Izay hendry dia aoka hahafantatra izany
Ka hahalala ny famindrampony Jehovah.

*Fahatokiana an' Andriamanitra sy fanantenana ny heriny haharesy ny fahavalo.*

CVIII. Tonon-kira. Salamo nataony Davida.

2 ANDRIAMANITRA O, tafatoetra ny foko;
Ny fanahiko[1] no hihira sy hankalaza.
3 Mifohaza, ry valiha sy lokanga; hifoha maraina koa aho.[2]
4 Hidera Anao eny amy ny firenena maro aho, Jehovah ô,
Ary hankalaza Anao eny amy ny jentilisa.
5 Fa lehibe mihoatra ny lanitra ny famindramponao;
Ary mipaka eny amy ny rahona ny fahamarinanao.
6 Misandrata any ambonin' ny lanitra Hianao, Andriamanitra ô;
Ary aoka ho etỳ ambonin' ny tany rehetra ny voninahitrao.
7 Mba hahafaka ny malalanao,
Dia vonjeo amy ny tànanao ankavanana aho, ka valio.

8 Andriamanitra niteny tamy ny fahamasinany hoe:
Hifaly aho ka hizara any Sekema,
Ary ny lohasahany Sokota horefesiko;
9 Ahy Gileada, ahy Manase;
Ary aron' ny lohako Efraima;
Tehim-panjakako Joda;
10 Tavindranoko fanasana Moaba;
Edoma no hanipazako ny kapako;
Noho ny aminy Filistia no hihobiako.
11 Iza no hitondra ahy ho any an-tanàna mafy?
Iza no hitarika ahy ho any Edoma?
12 Tsy Hianao va no efa nanary anay, Andriamanitra ô,
Sady tsy mivoaka miaraka amy ny miaramilanay, Andriamanitra ô?
13 Vonjeo amy ny fahavalo izahay;
Fa zava-poana ny famonjena ataon' ny olona.
14 Andriamanitra no haherezantsika;
Fa Izy no hanitsakitsaka ny fahavalontsika.

*Ny amy ny loza hanjo ny manao teny ratsy sy tia ozona.*

CIX. Ho any ny mpiventy hira. Salamo nataony Davida.

RY Andriamanitra fidèrako ô, aza mangina Hianao,
2 Fa nisoka-bava ny ratsy fanahy sy ny mpamitaka hamely ahy;
Niteny ahy tamy ny lela mandainga izy.
3 Teny fankahalana no nanodidinany ahy;
Ary niady tamiko tsy ahoantsy ahoana izy.
4 Ny fitiavako dia valiany fandrafiana;
Fa izaho kosa dia mivavaka.
5 Ny soa nataoko novaliany ratsy,
Ary ny fitiavako novaliany fankahalana.

6 Anendreo olona ratsy fanahy hanapaka azy;
Ary aoka hisy mpanohitra[3] hitsangana eo ankavanany.
7 Raha hotsaraina izy, dia aoka ho meloka;
Ary aoka ny fivavahany ho tonga fahotana.
8 Aoka ho vitsy ny androny;
Ary aoka ho lasan' olon-kafa ny anjara-raharahany.

---

[1] *Heb.* ny voninahitro. [2] *Na:* hampifoha ny maraina aho.
[3] *Na:* aoka Satana.

9 Aoka ho kamboty ny zanany;
Ary aoka ho mpitondratena ny vadiny.
10 Aoka hirenireny mangataka ny zanany,
Ary aoka hiremby lavitra ny tranony efa rava izy.
11 Aoka ny mpampanàna vola hamandrika izay rehetra ananany;
Ary aoka ny olon-kafa hifaoka ny vokatry ny asany.
12 Aoka tsy hisy haharitra hamindra fo aminy,
Na hiantra ny zanany kamboty.
13 Aoka ho fongotra ny taranany;
Ary aoka hovonoina amy ny taranaka mandimby ny anarany.

14 Aoka hotsarovany Jehovah ny helo-drainy;
Ary aoka tsy hovonoina ny helo-dreniny.
15 Aoka ho eo anatrehany Jehovah mandrakariva izany,
Ary hofoanany tsy ho eo ambonin' ny tany anie ny fahatsiarovana azy,
16 Satria tsy mba nahatsiaro hamindra fo izy,
Fa nanenjika ny ory sy ny malahelo
Ary ny reraka am-po mba hahafaty azy;
17 Tia ozona izy, ka nanody azy izany;
Tsy tia indrafo izy, ka nanalavitra azy izany.
18 Nitafy ozona tahaka ny lambany izy,
Ka niditra tao an-kibony tahaka ny rano izany,
Ary tao amy ny taolany tahaka ny diloilo;
19 Dia aoka ho tahaka ny lamba itafiany izany,
Ary ho fisikinana isikinany mandrakariva.
20 Izany no famaliana avy aminy Jehovah ho any ny mpanohitra ahy,
Dia izay manendrikendrika ahy.

21 Fa Hianao, Jehovah Tompo ô, miasà ho ahy noho ny anaranao;
Vonjeo aho, fa tsara ny famindramponao.
22 Fa mahantra sy malahelo aho,
Ary ny foko dia voatsindrona ato anatiko.
23 Lasa tahaka ny aloka mihelina aho;
Roahina tahaka ny valala aho.
24 Efa malemy ny lohaliko noho ny fifadian-kanina;
Ary efa mihena ny hatavin' ny nofoko.
25 Ary izaho dia tonga fandàtsan' ireny;
Mijery ahy izy ka mihifikifidoha.

26 Ampio aho, Jehovah Andriamanitro ô;
Vonjeo araka ny famindramponao aho;
27 Ary aoka ho fantany fa tànanao izany;
Hianao, Jehovah ô, no nanao izany.
28 Manozona izy ireo, fa Hianao kosa mitahy;
Mitsanga-menatra izy, fa mifaly kosa ny mpanomponao.
29 Mitafy henatra ny fahavaloko
Ka misaron-kenatra tahaka ny lamba.
30 Hidera any Jehovah indrindra amy ny vavako aho;
Eny, eo amy ny olona maro no hiderako Azy.
31 Fa mitsangana eo ankavanan' ny malahelo Izy
Mba hamonjy azy amin' izay manameloka ny fanahiny.

*Ny haherezan' ny Mpanjakany Ziona, Izay sady Mpanjaka no Mpisorona.*

CX. Salamo nataony Davida.

IZAO no lazainy Jehovah amy ny Tompoko:
Mipetraha eo an-tànako ankavanana
Ambara-panaoko ny fahavalonao ho fitoeran-tongotrao.
2 Ny tehin' ny herinao
Havoaky Jehovah avy ao Ziona;
Manapaha eo amy ny fahavalonao Hianao.
3 Ny olonao dia mazoto manolotena amy ny andro anafihanao;[1]
Amy ny fihaingoana masina, tahaka ny ando ateraky ny maraina ho Anao ny zatovonao.
4 Efa nianiana Jehovah ka tsy hanenina:
Hianao no Mpisorona mandrakizay
Araka ny fanaony Melkizedeka.

5 Ny Tompo eo ankavananao
Dia handripaka ny mpanjaka maro amy ny andron' ny fahatezerany.
6 Hitsara any amy ny jentilisa Izy
Ka hampiampatrampatra faty any;
Handripaka loholona[2] any amy ny tany malalaka Izy.
7 Hisotro amy ny ony any andàlana Izy,
Ka izany no hitrahan' ny lohany.

*Salamo abidy. Ny fahatsaran' Andriamanitra, sy ny soa ataony amy ny olony.*

CXI. HALELOIA.
Hidera any Jehovah amy ny foko rehetra aho,
Eo amy ny fivorian' ny marina sy ny fiangonan-dehibe.
2 Lehibe ny asany Jehovah,
Ka dinihin' izay rehetra mankasitraka azy.
3 Madera sady malaza ny asany;
Ary ny fahamarinany maharitra mandrakizay.
4 Manao izay hahatsiarovana ny fahagagana ataony Izy;
Miantra sy mamindra fo Jehovah.
5 Nomeny hanina[3] izay matahotra Azy;
Tsarovany mandrakizay ny fanekeny.
6 Ny herin' ny asany nasehony tamy ny olony,
Tamy ny nanomezany azy ny lovan' ny jentilisa.
7 Ny asan' ny tànany dia fahamarinana sy fitsarana;
Mahatoky avokoa ny didiny rehetra;
8 Mitoetra mafy mandrakizay doria ireny,
Fa natao tamy ny fahamarinana sy ny fahitsiana.
9 Manatitra fanavotana ho any ny olony Izy;
Efa nanorina ny fanekeny ho mandrakizay Izy;
Masina sy mahatahotra ny anarany.

10 Ny fahatahorana any Jehovah no fiandoham-pahendrena;
Fahalalana tsara no ananan' izay rehetra mankatò izany;[4]
Maharitra mandrakizay ny fiderana Azy.

*Salamo abidy. Ny toetry ny olona marina sy ny mahasambatra azy.*

CXII. HALELOIA.
Sambatra ny olona izay matahotra any Jehovah

[1] *Na:* andron' ny herinao. [2] *Heb.* loha. [3] *Heb.* toha. [4] *Heb.* ireo.

Sady mankasitraka ny didiny
indrindra.
2 Hahery ambonin' ny tany ny
zanany;
Hotahina ny taranaky ny
marina.
3 Fananana sy harena no ao an-
tranony;
Ary ny fahamarinany haha-
ritra mandrakizay.
4 Ao amy ny maizina no iposa-
han' ny mazava ho any ny
mahitsy;
Mamindra fo sy miantra ary
marina ireny.[1]
5 Sambatra ny olona izay mian-
tra ka mampisambotra;
Tsy mba ho resy eo am-pitsa-
rana izy.
6 Fa tsy hangozohozo mandra-
kizay izy;
Hotsarovana mandrakizay ny
marina.
7 Tsy mba manahinahy hahare
loza izy;
Tafatoetra matoky any Jeho-
vah ny fony.
8 Voatohana ny fony, ka tsy
hatahotra izy,
Mandra-pifaliny mahita ny
amy ny mpandrafy azy.
9 Namafy izy, eny, nanome ho
any ny malahelo;
Ny fahamarinany maharitra
mandrakizay;
Hisandratra amim-boninahitra
ny tandrony.
10 Ny ratsy fanahy hahita ka ho
sosotra;
Hihidy vazana izy ka ho le-
vona;
Ho foana ny fanirian' ny ratsy
fanahy.

*Fiderana an' Andriamanitra lehibe,
Izay manandratra ny malahelo.*

CXIII. HALELOIA.
Miderà, hianareo mpa-
nompony Jehovah,
Miderà ny anarany Jehovah.
2 Isaorana anie ny anarany Je-
hovah
Hatramin' izao ka ho man-
drakizay.
3 Hatramy ny fiposahan' ny
masoandro ka hatramy ny
filentehany
No hoderaina anie ny anarany
Jehovah.

4 Avo ambonin' ny jentilisa
Jehovah;
Ambonin' ny lanitra ny voni-
nahiny.
5 Iza no tahaka any Jehovah
Andriamanitsika,
Izay mipetraka any amy ny
avo,
6 Nefa miondrika mijery
Ny any an-danitra sy ny etỳ
an-tany?
7 Manangana ny malahelo hiala
amy ny vovoka Izy
Ary manandratra ny mahan-
tra ho afaka eo amy ny
zezika,
8 Mba hametraka azy ho naman'
ny mpanapaka ny olony.
9 Mampitoetra tsara ny momba
Izy,
Fa mahatonga azy ho renin-
jaza mifaly.
Haleloia.

*Ny horohoron' ny tany aman-danitra
tamy ny nanavotan' Andriamani-
tra ny olony tany Egypta.*

CXIV. FONY nivoaka avy tany
Egypta ny Isiraely,
Dia ny taranaky Jakoba avy
tany amy ny firenena hafa
fiteny,
2 Joda no fitoerany masina,
Isiraely no fanjakany.
3 Ny ranomasina nahita ka
nandositra;
Ary niorika Jordana.
4 Ny tendrombohitra dia nifa-
lihavanja tahaka ny on-
drilahy,

[1] *Na:* Izy.

Ary ny havoana tahaka ny zanak' ondry.

5 Inona izato mahazo anao, ry ranomasina, no mandositra hianao?
Ary hianao, ry Jordana, no miorika hianao?
6 Ary hianareo tendrombohitra, no mifalihavanja tahaka ny ondrilahy;
Ary hianareo havoana, tahaka ny zanak' ondry?
7 Mihorohoroa eo anatrehan' ny Tompo, ry tany,
Dia eo anatrehan' Andriamanitry Jakoba,
8 Izay mampody ny vatolampy ho rano monina
Ary ny afovato ho loharano.

*Fampitahana an' Andriamanitry ny Isiraely sy ny sampin' ny jentilisa.*

CXV. JEHOVAH ô, aza izahay, aza izahay no omena voninahitra,
Fa ny anaranao hiany,
Noho ny famindramponao sy ny fahamarinanao.
2 Nahoana ny jentilisa no manao hoe:
Aiza izay Andriamaniny?
3 Nefa any an-danitra Andriamanitsika;
Efa nanao izay sitrapony rehetra Izy.
4 Volafotsy sy volamena ny sampin' ireny,
Asan' ny tànan' olona:
5 Manam-bava izy, fa tsy miteny;
Mana-maso izy, fa tsy mahita;
6 Manan-tsofina izy, fa tsy mandre;
Manana orona izy, fa tsy manimbolo;
7 Manan-tànana izy, fa tsy mandray;
Manan-tongotra izy, fa tsy mandeha;
Ary tsy mahaloa-peo ny tendany.
8 Ho tahaka azy izay manao azy
Sy izay rehetra matoky azy.

9 Ry Isiraely ô, matokia any Jehovah.
Heriny sy ampingany Izy.
10 Ry taranaky Arona ô, matokia any Jehovah.
Heriny sy ampingany Izy.
11 Hianareo izay matahotra any Jehovah, matokia any Jehovah.
Heriny sy ampingany Izy.
12 Jehovah mahatsiaro ka mitahy antsika;
Hitahy ny taranaky Isiraely Izy;
Hitahy ny taranaky Arona Izy;
13 Hotahiny izay matahotra any Jehovah,
Na ny kely na ny lehibe.
14 Jehovah anie hampitombo anareo,
Dia hianareo mbamy ny zanakareo.
15 Hitahy anareo anie Jehovah,
Mpanao ny lanitra sy ny tany.
16 Ny lanitra dia any Jehovah;
Fa ny tany nomeny ho any ny zanak' olombelona.

17 Ny maty tsy mba hidera any Jehovah,
Na izay midina any amy ny mangingina.
18 Fa izahay hisaotra any Jehovah
Hatramin' izao ka ho mandrakizay
Haleloia.

*Fisaorana nataon' izay saiky maty, nefa novonjen' Andriamanitra.*

CXVI. IZAHO tia any Jehovah, satria efa nandre
Ny feon' ny fifonako Izy.
2 Satria efa nanongilana ny sofiny tamiko Izy,

Dia hiantso aho, raha mbola velona koa.
3 Nihodidina tamiko ny fama-toran' ny fahafatesana,
Ary nahazo ahy ny fahorian' ny fiainan-tsi-hita;[1]
Nahita fahoriana sy alahelo aho.
4 Dia niantso ny anarany Je-hovah hoe aho:
Jehovah ô, mifona aminao aho, vonjeo ny fanahiko.
5 Mamindra fo sy marina Je-hovah;
Eny, miantra Andriamani-tsika.
6 Miaro ny kely saina Jehovah;
Reraka aho, dia namonjy ahy Izy.

7 Miverena ho amy ny fitsa-haranao, ry fanahiko,
Fa Jehovah efa nanisy soa anao,
8 Dia namonjy ny fanahiko tamy ny fahafatesana Hia-nao
Sy ny masoko tamy ny rano-maso
Ary ny tongotro tamy ny fahatafintohinana.
9 Handeha eo anatrehany Je-hovah
Eo amy ny tanin' ny velona aho.

10 Nino aho; hiteny tokoa aho;[2]
Mahantra indrindra aho.
11 Hoy izaho tamy ny fahatai-rako:
Mpandainga ny olona rehetra.

12 Inona no havaliko any Jehovah
Noho ny soa rehetra nataony tamiko?
13 Handray ny kapoaky ny fa-monjena aho
Ka hiantso ny anarany Jeho-vah.
14 Hanefa ny voadiko aminy Jehovah aho,
Eny, eo anatrehan' ny olony rehetra.
15 Zava-dehibe eo imasony Je-hovah
Ny fahafatesan' ny olony masina.
16 Indrisy! Jehovah ô, mpanom-ponao tokoa aho,
Eny, mpanomponao sady za-naky ny ankizivavinao;
Namaha ny fatorako Hianao.
17 Hianao no haterako fanati-pisaorana,
Ary ny anarany Jehovah no hantsoiko.
18 Hanefa ny voadiko aminy Jehovah aho,
Eny, eo anatrehan' ny olony rehetra,
19 Dia eo an-kianjan' ny tranony Jehovah,
Eo afovoanao, ry Jerosalema ô.
Haleloia.

*Fiantsoana izao firenena rehetra izao hidera any Jehovah.*

CXVII. MIDERÀ any Jehovah, ry firenena rehetra;
Miderà Azy, ry olona rehetra.
2 Fa lehibe ny famindrampony amintsika;
Ary mandrakizay ny fahama-rinany Jehovah.
Haleloia.

*Fiderana an' Andriamanitra noho ny famindrampony, indrindra noho ny namaliany ny vavaka nataon' ny mpanompony sy ny namonjeny azy tamy ny fahavalony.*

CXVIII. MIDERÀ any Jehovah, fa tsara Izy;
Eny, mandrakizay ny famin-drampony.
2 Aoka ny Isiraely hanao hoe:
Mandrakizay ny famindram pony.

[1] *Heb.* Sheola.

[2] *Na:* fa hiteny aho.

3 Aoka ny taranaky Arona hanao hoe:
Mandrakizay ny famindrampony.
4 Aoka izay matahotra any Jehovah hanao hoe:
Mandrakizay ny famindrampony.

5 Tao an-katerena no niantsoako any Jehovah;
Dia namaly ahy Jehovah ka nampahalalaka ahy.
6 Jehovah no miandany amiko, ka tsy hatahotra aho.
Inona no azon' ny olona atao amiko?
7 Jehovah no miandany amiko sady mamonjy ahy;
Ary izaho ho faly hahita ny amin' izay mankahala ahy.
8 Tsara ny mialoka aminy Jehovah
Noho ny mialoka amy ny olona.
9 Tsara ny matoky any Jehovah
Noho ny matoky ny mpanapaka.

10 Ny firenena rehetra nanodidina ahy;
Fa ny anarany Jehovah no handringanako azy tokoa;
11 Nitangorona tamiko ireny, eny, nitangorona tamiko;
Fa ny anarany Jehovah no handringanako azy tokoa.
12 Nanodidina ahy tahaka ny renitantely izy;
Voavono tahaka ny afon-tsilo izy;
Fa ny anarany Jehovah no handringanako azy tokoa.
13 Nanosika ahy mafy hahalavo ahy hianao;
Fa Jehovah no namonjy ahy.
14 Jehovah no heriko sy fidèrako,
Fa efa famonjena ahy Izy.
15 Ao an-dain' ny marina ny feo mihoby noho ny famonjena;
Ny tànana ankavanany Jehovah mampiseho hery;
16 Ny tànan' ankavanany Jehovah dia misandratra;
Ny tànan' ankavanany Jehovah mampiseho hery.
17 Tsy ho faty aho, fa ho velona
Ka hitory ny asany Jehovah.
18 Nofaizany Jehovah mafy aho,
Nefa tsy natolony ho amy ny fahafatesana.

19 Vohay ny vavahadin' ny fahamarinana aho;
Hiditra eo aho ka hidera any Jehovah.
20 Ity no vavahadiny Jehovah;
Ny marina no hiditra eo.
21 Hidera Anao aho, fa efa namaly ahy Hianao
Ka efa famonjena ahy.
22 Ny vato izay nolavin' ny mpanao trano
No efa tonga fehizoro indrindra.
23 Avy taminy Jehovah izany
Ka mahagaga eo imasontsika.

24 Ity no andro nataony Jehovah;
Hifaly sy ho ravoravo amin' izao isika;
25 Mifona aminao aho, Jehovah ô, vonjeo è!
Mifona aminao aho, Jehovah ô, ambino è!
26 Hotahina anie izay avy amy ny anarany Jehovah;
Avy ao an-tranony Jehovah no itsofanay rano anareo.
27 Andriamanitra Jehovah ka nampahazava antsika;
Rohizo kofehy ny fanati-piravoravoana na dia hatreo amy ny tandroky ny alitara aza.
28 Andriamanitro Hianao, ka hidera Anao aho;
Eny, Andriamanitro, ka hanandratra Anao aho.
29 Miderà any Jehovah, fa tsara Izy;
Eny, mandrakizay ny famindrampony.

*Salamo abidy. Fankalazana ny lalàn' Andriamanitra.*

ALEFA.

CXIX. SAMBATRA ny mahitsy
làlana,
Izay mandeha araka ny lalàny
Jehovah.
2 Sambatra izay mitandrina ny
teni-vavolombelony
Ka mitady Azy amy ny fo
rehetra;
3 Eny, izay tsy manao ratsy,
Fa mandeha araka ny làlany.
4 Hianao namoaka ny didinao
Mba hotandremana tsara.
5 Enga anie ka ho tafatoetra ny
làlako
Hitandremako ny didinao!
6 Dia tsy ho menatra aho,
Raha mandinika ny didinao
rehetra.
7 Hidera Anao amy ny hitsim-
po aho
Amy ny ianarako ny fitsipikao
marina.
8 Ny didinao no hotandremako;
Aza dia mahafoy ahy Hianao.

BETA.

9 Inona no hiarovan' ny zatovo
ny làlan-kalehany tsy ho
voaloto?
Ny fitandremana araka ny
teninao.
10 Tamy ny foko rehetra no
nitadiavako Anao;
Aza avela hivily hiala amy ny
didinao aho.
11 Ato am-poko no iraketako ny
teninao,
Mba tsy hanotako aminao.
12 Isaorana anie Hianao, Jeho-
vah ô;
Ampianaro ahy ny didinao.
13 Ny molotro no nentiko nilaza
Ny fitsipika rehetra naloaky
ny vavanao.
14 Ny làlan' ny teni-vavolombe-
lonao no ifaliako,
Tahaka ny ifaliako amy ny
harena rehetra.
15 Ny didinao no hosaintsainiko,
Ary hodinihiko ny làlanao.
16 Ny didinao no hiravoravoako;
Tsy hohadinoiko ny teninao.

GIMELA.

17 Asio soa aho mpanomponao,
mba ho velona
Ka hitandrina ny teninao.
18 Ampahirato ny masoko, mba
hahitako
Zava-mahagaga ao amy ny
lalànao.
19 Vahiny etỳ an-tany aho;
Aza afeninao ahy ny didinao.
20 Torotoro ny fanahiko noho ny
faniriany
Ny fitsipikao mandrakariva.
21 Voateninao mafy ny mpire-
hareha, dia ny olom-boa-
ozona,
Izay mania miala amy ny
didinao.
22 Esory amiko ny fahafaham-
baraka sy ny fanamavoana;
Fa efa nitandrina ny teni-va-
volombelonao aho.
23 Na dia ny mpanapaka aza dia
mipetraka, ka iokoany aho;
Izaho mpanomponao misain-
tsaina ny didinao.
24 Ny teni-vavolombelonao koa
no firavoravoako,
Eny, mpanolo-tsaina ahy
izany.

DALETA.

25 Miraikitra amy ny vovoka ny
fanahiko;
Velomy aho araka ny teninao.
26 Ny làlako no nolazaiko, ary
namaly ahy Hianao;
Ampianaro ahy ny didinao.
27 Ampahalalao ahy ny làlan' ny
didinao;
Dia hoheveriko ny fahagagana
nataonao.
28 Mipotrapotra-dranomaso aho
noho ny alaheloko;
Ampaherezo aho araka ny
teninao.
29 Ny làlan' ny lainga no esory
amiko;

Ary ny lalànao no anasoavy ahy.
30 Ny làlan' ny fahamarinanao no fidiko;
Apetrako *eo anatrehako* ny fitsipikao.
31 Mifikitra amy ny teni-vavolombelonao aho;
Jehovah ô, aza avela ho azonkenatra aho.
32 Ny làlan' ny didinao no ihazakazahako,
Fa [1] ampahalalahinao ny foko.

HE.

33 Jehovah ô, toroy ny làlan' ny didinao aho;
Dia hotandremako hatramy ny farany izany.
34 Omeo fahalalana aho mba hitandrina ny lalànao;
Eny, hitandrina azy amy ny foko rehetra aho.
35 Ampandehano amy ny làlan' ny didinao aho;
Fa izany no sitrako.
36 Ampirisiho ny foko ho amy ny teni-vavolombelonao,
Fa tsy ho amy ny fieremana.
37 Avilio ny masoko tsy hijery zava-poana;
Velomy amy ny làlanao aho.
38 Tovy ny teninao amy ny mpanomponao,
Izay matahotra Anao indrindra.[2]
39 Esory ny fahafaham-baraka, izay atahorako;
Fa tsara ny fitsipikao.
40 Indro, manina ny didinao aho,
Velomy amy ny fahamarinanao.

VAO.

41 Aoka ho tonga amiko ny famindramponao, Jehovah ô,
Dia ny famonjenao, araka ny teninao.
42 Dia hamaly izay miteny ratsy ahy aho,
Satria matoky ny teninao.
43 Ary aza dia esorina amy ny vavako ny teny marina;
Fa miandry ny fitsaranao aho.
44 Dia hitandrina ny lalànao mandrakariva aho,
Dia mandrakizay doria.
45 Ary handeha amy ny malalaka aho;
Fa ny didinao no tadiaviko.
46 Hilaza ny teni-vavolombelonao eo anatrehan' ireo mpanjaka aho
Ka tsy ho menatra.
47 Ary hiravoravo amy ny didinao aho,
Satria tiako ireny.
48 Hasandratro ny tànako ho amy ny didinao, satria tiako ireny;
Hosaintsainiko ny didinao.

ZAINA.

49 Tsarovy ny teny natao tamiko mpanomponao,
Izay nampanantenanao ahy.[3]
50 Izao no mampionona ahy amy ny fahoriako:
Ny teninao no mamelona ahy.
51 Ny mpirehareha maniratsira ahy;
Tsy mba mivily miala amy ny lalànao aho.
52 Mahatsiaro ny fitsipikao izay hatramy ny taloha aho, Jehovah ô,
Dia mionona aho.
53 Fahatezerana mirehitra no nahazo ahy
Noho ny amy ny ratsy fanahy izay mahafoy ny lalànao.
54 Ny didinao no ataoko ankira
Ao amy ny trano fivahiniako.
55 Mahatsiaro ny anaranao nony alina aho, Jehovah ô,
Ka mitandrina ny lalànao.
56 Izao no ahy: mitandrina ny didinao aho.

---

[1] *Na:* Raha. [2] *Na:* Tovy amy ny mpanomponao ny teninao, izay *mahatonga* ny fahatahorana Anao. [3] *Na:* Satria nampanantenainao aho.

HETA.

57 Anjarako Jehovah;
Minia mitandrina ny teninao aho.
58 Mifona aminao amy ny foko rehetra aho;
Mamindrà fo amiko araka ny teninao.
59 Mihevitra ny làlako aho
Ka mamerina ny tongotro ho amy ny teni-vavolombelonao.
60 Mandeha faingana aho ka tsy mitaredretra,
Amy ny fitandremana ny didinao.
61 Nihodidina tamiko ny famatoran' ny ratsy fanahy;
Tsy mba nanadino ny lalànao aho.
62 Mamatonalina no hifohazako hidera Anao
Noho ny fitsipikao marina.
63 Naman' izay rehetra matahotra Anao aho
Sy naman' izay mitandrina ny didinao.
64 Jehovah ô, henika ny famindramponao ny tany;
Ampianaro ahy ny didinao.

TETA.

65 Jehovah ô, efa nasianao soa ny mpanomponao,
Araka ny teninao.
66 Ampianaro fahafantarana tsara sy fahalalana aho,
Fa matoky ny didinao.
67 Fony tsy mbola azom-pahoriana aho, dia naniasia;
Fa ankehitriny dia mitandrina ny teninao aho.
68 Sady tsara Hianao no Mpanao ny tsara;
Ampianaro ahy ny didinao.
69 Namoron-dainga hamelezana ahy ny mpirehareha;
Amy ny foko rehetra no itandremako ny didinao.
70 Matavy tahaka ny menaka ny fony;
Fa izaho kosa, dia ny lalànao no iravoravoako.
71 Soa hiany aho nampahorina,
Mba hianarako ny didinao.
72 Ny lalàn' ny vavanao no mahatsara ahy
Mihoatra noho ny volamena sy ny volafotsy tsy omby arivo.

JODA.

73 Ny tànanao nanao ahy sy namboatra ahy;
Ampianaro aho, mba hianarako ny didinao.
74 Izay matahotra Anao hahita ahy ka ho faly;
Fa ny teninao no andrasako.
75 Fantatro, Jehovah ô, fa marina ny fitsaranao.
Ary ny fahamarina*nao* no nampahorianao ahy.
76 Ny famindramponao anie no hampiononana ahy
Araka ny teninao tamy ny mpanomponao.
77 Aoka ho tonga amiko ny fiantranao, mba ho velona aho;
Fa ny lalànao no firavoravoako.
78 Aoka ho menatra ny mpirehareha, fa nampahory ahy tsy ahoan-tsy ahoana [1] izy;
Izaho hisaintsaina ny didinao.
79 Aoka hiverina amiko izay matahotra Anao
Sy izay mahalala ny teni-vavolombelonao.
80 Aoka ho marina tsara ny foko amy ny fitanana ny didinao,
Mba tsy ho menatra aho.

KAFA.

81 Ritra ny aiko, satria manina ny famonjenao aho;
Ny teninao no andrasako.
82 Pahina ny masoko miandry ny teninao,
Ka hoy izaho: Rahoviana

[1] *Na:* nanoloky ahy tamy ny lainga.

no hampionona ahy Hia-
-nao ?
83 Fa tahaka ny siny hoditra ao
amy ny setroka aho,
Nefa ny didinao tsy mba hadi-
noiko.
84 Hoatrinona no andron' ny
mpanomponao ?
Rahoviana no hanao fitsarana
amin' izay manenjika ahy
Hianao ?
85 Efa nanao longoa hianjerako
ny mpirehareha,
Dia izay tsy manaraka ny
lalànao.
86 Marina ny didinao rehetra;
Manenjika ahy tsy ahoan-tsy
ahoana ireny, vonjeo aho.
87 Saiky laniny teo amy ny tany
aho,
Kanefa tsy mba mahafoy ny
didinao.
88 Velomy aho araka ny famin-
dramponao;
Dia hitandrina ny teni-vavo-
lombelona naloaky ny vava-
nao aho.

LAMEDA.

89 Ho mandrakizay, Jehovah ô,
No nanorenanao any an-dani-
tra ny teninao.
90 Hihatra amy ny taranaka
fara mandimby ny fahama-
rinanao;
Efa nampitoetra ny tany Hia-
nao, ka, indro, mitoetra izy.
91 Hanefa ny fitsaranao[1] no
itoerany mandraka andro
any;
Fa mpanomponao ny zavatra
rehetra.
92 Raha tsy ny lalànao no nira-
voravoako,
Dia maty tamy ny fahoriako
aho.
93 Tsy hohadinoiko mandrakizay
ny didinao;
Fa ireny no amelomanao ahy.
94 Anao aho, vonjeo aho;
Fa ny didinao no tadiaviko.
95 Miandry ahy ny ratsy fanahy
mba hahafaty ahy;
Mandinika ny teni-vavolom-
belonao aho.
96 Efa hitako fa manam-pahata-
perana avokoa ny tanteraka
rehetra;
Malalaka indrindra ny didi-
nao.

MEMA.

97 Endrey ny fitiavako ny la-
lànao!
Fisaintsainako mandrakariva
izany.
98 Ny didinao mampahahendry
ahy mihoatra noho ny faha-
valoko,
Satria ato amiko mandrakizay
ireny.
99 Hendry noho ny mpampia-
natra ahy rehetra aho,
Satria ny teni-vavolombelonao
no fisaintsainako.
100 Hendry noho ny anti-panahy
aho,
Satria ny didinao no notan-
dremako.
101 Efa narovako ny tongotro tsy
ho amin' izay làlan-dratsy,
Mba hitandremako ny teninao.
102 Tsy mba miala amy ny fitsi-
pikao aho;
Fa Hianao no mampianatra
ahy.
103 Endrey ny hamamin' ny teni-
nao, raha andramako!
Mihoatra noho ny tantely ato
am-bavako aza!
104 Ny didinao no nahazoako fa-
halalana;
Izany no ankahalako ny là-
lam-pitaka rehetra.

NONA.

105 Fanilon' ny tongotro
Sy fanazavana ny làlako ny
teninao.
106 Efa nianiana aho fa hitan-
drina ny fitsipikao marina,

[1] *Na:* Araka ny nanendrenao azy.

Ka nefaiko izany.
107 Ampahorina indrindra aho;
Jehovah ô, velomy aho araka ny teninao.
108 Jehovah ô, aoka anie mba hankasitrahanao ny fanatitsitrapo aloaky ny vavako,
Ary ampianaro ahy ny fitsipikao.
109 An-tenda[1] hiany ny aiko mandrakariva;
Kanefa tsy manadino ny lalànao aho.
110 Ny ratsy fanahy mamelapandrika haningotra ahy;
Kanefa tsy mania miala amy ny didinao aho.
111 Efa noraisiko ho lovako mandrakizay ny teni-vavolombelonao,
Satria fifalian' ny foko izany.
112 Apetrako ny foko hankatò ny didinao
Mandrakizay hatramy ny farany.

SAMEKA.

113 Halako ny mpiroa saina;
Fa ny lalànao no tiako.
114 Fiereko sy ampingako Hianao;
Ny teninao no andrasako.
115 Mialà amiko hianareo mpanao ratsy,
Mba hitandremako ny didin' Andriamanitro.
116 Tohàny aho araka ny teninao, mba ho velona,
Ary aoka tsy ho menatra amy ny fanantenako aho.
117 Tohàny aho mba ho voavonjy,
Ka ho faly hijery ny didinao mandrakariva.
118 Ataonao tsinontsinona izay rehetra mania amy ny didinao;
Fa famitahan-tena hiany ny laingany.
119 Efa nataonao fanary taindrendrika ny ratsy fanahy rehetra amy ny tany;
Izany no itiavako ny teni-vavolombelonao.
120 Mipararetra ny nofoko noho ny fahatahorana Anao,
Ary matahotra ny fitsaranao aho.

AINA.

121 Manaraka ny fitsipika sy ny fahamarinana aho;
Aza manolotra ahy ho amy ny mpampahory ahy.
122 Iantohy mba ho soa ny mpanomponao;
Aza avela hampahory ahy ny mpirehareha.
123 Pahina ny masoko miandry ny famonjenao
Sy ny tenin' ny fahamarinanao.
124 Ataovy amy ny mpanomponao araka ny famindramponao;
Ary ampianaro ahy ny didinao.
125 Mpanomponao aho, ka ampianaro,
Mba ho fantatro ny teni-vavolombelonao.
126 Efa andro tokony hampisehoany Jehovah ny heriny[2] izao;
Fa nandika ny lalànao ny olona.
127 Izany no itiavako ny didinao mihoatra noho ny volamena,
Eny, noho ny tena volamena aza.
128 Izany no iheverako ny didy rehetra ho marina avokoa;
Halako ny làlam-pitaka rehetra.

PE.

129 Mahagaga ny teni-vavolombelonao,
Ka dia mitandrina azy ny fanahiko.
130 Mahazava ny famoahana ny hevitry ny teninao

[1] *Heb.* An-tànako.
[2] *Heb.* hiasany Jehovah.

Ka manome fahalalana ho
any ny kely saina.
131 Mitanatana vava aho ka mihanahana,
Fa ny didinao no iriko.
132 Todiho aho, ka mamindrà fo
amiko,
Araka ny tokony ho anjaran'
izay tia ny anaranao.
133 Ampitoero eo amy ny teninao
ny diako;
Ary aza avela hanapaka ahy
izay mety ho faharatsiana.
134 Vonjeo amy ny fampahorian'
ny olona aho,
Dia hitandrina ny didinao.
135 Ampamirapirato amy ny mpanomponao ny tavanao;
Ary ampianaro ahy ny didinao.
136 Rano mandriaka no mijononoka amy ny masoko
Noho ny tsi-fitandreman' ny
olona ny lalànao.

TSADE.

137 Marina Hianao, Jehovah ô,
Ary mahitsy ny fitsipikao.
138 Efa voadidinao amy ny fahamarinana
Sy ny fahatokiana indrindra
ny teni-vavolombelonao.
139 Efa maharìtra aina ahy ny
fahasaro-piaroko,
Satria nanadino ny teninao
ny mpandrafy ahy.
140 Voazaha toetra tamy ny
memy ny teninao,
Ka dia tian' ny mpanomponao.
141 Kely aho ka natao ho tsinontsinona;
Nefa tsy hadinoiko ny didinao.
142 Ny fahamarinanao dia fahamarinana mandrakizay,
Ary marina ny lalànao.
143 Fahoriana sy fahaterena no
nahazo ahy;
Ny didinao no firavoravoako.
144 Ny fahamarinan' ny teni-vavolombelonao dia mandrakizay;
Ampianaro aho, mba ho velona.

KOFA.

145 Ny foko rehetra no nentiko
nitaraina hoe: Valio aho,
Jehovah ô;
Ny didinao no hotandremako;
146 Nitaraina taminao aho nanao
hoe: Vonjeo aho,
Dia hitandrina ny didinao.
147 Raha mbola tsy nazavaratsy
aza ny andro, dia nitaraina
aho;
Ny teninao no andrasako.
148 Nialoha ny fiambenana amy
ny alina ny masoko,
Mba hisaintsainako ny teninao.
149 Henoy ny feoko araka ny famindramponao, Jehovah ô,
Velomy aho araka ny fitsipikao.
150 Efa mby akaiky izay fatrapanaraka ny ratsy,
Dia izay manalavitra ny lalànao.
151 Akaiky Hianao, Jehovah ô;
Ary marina ny didinao rehetra.
152 Efa fantatro ela tamy ny
teni-vavolombelonao
Fa nampitoerinao ho mandrakizay ireny.

RESY.

153 Jereo ny fahoriako, ka vonjeo
aho;
Fa ny lalànao tsy mba hadinoiko.
154 Soloy vava aho, ka vonjeo;
Velomy aho araka ny teninao.
155 Lavitra ny ratsy fanahy ny
famonjena,
Satria ny didinao tsy tadiaviny.
156 Lehibe ny antranao, Jehovah ô;
Velomy aho araka ny fitsipikao.
157 Maro ny mpanenjika sy mpandrafy ahy;

Tsy mba niala tamy ny teni-vavolombelonao aho.
158 Mijery ny mpivadika aho, ka maharikoriko ahy ireny,
Dia izay tsy nitandrina ny teninao.
159 He ny fitiavako ny didinao!
Jehovah ô, velomy aho araka ny famindramponao.
160 Fahamarinana no tontalinkevitry ny teninao;
Ary mandrakizay ny fitsipikao marina rehetra.

SINA.

161 Na dia ny mpanapaka aza dia nanenjika ahy tsy ahoan-tsy ahoana;
Nefa ny teninao no atahoran' ny foko.
162 Faly aho noho ny teninao
Tahaka ny mahazo babo be.
163 Halako ny lainga ka ataoko ho fahavetavetana;
Ny lalànao no tiako.
164 Impito isan-andro no iderako Anao
Noho ny fitsipikao marina.
165 Be fiadanana izay tia ny lalànao,
Ary tsy misy mahatafintohina azy.
166 Miandry ny famonjenao aho, Jehovah ô,
Ka mankatô ny didinao.
167 Mitandrina ny teni-vavolombelonao ny fanahiko,
Ka tiako indrindra izy.
168 Mitandrina ny didinao sy ny teni-vavolombelonao aho;
Fa ny làlan-kalehako rehetra dia eo anatrehanao.

TAO.

169 Aoka anie ho tonga eo anatrehanao ny fitarainako, Jehovah ô;
Ampianaro aho araka ny teninao.
170 Aoka anie ho tonga eo anatrehanao ny fifonako;
Vonjeo aho araka ny teninao.
171 Aoka hiboiboika fiderana ny molotro,
Fa ampianarinao ahy ny didinao.
172 Hihira ny teninao ny lelako,
Fa marina ny didinao rehetra.
173 Aoka anie hamonjy ahy ny tànanao;
Fa efa nifidy ny didinao aho.
174 Efa manina ny famonjenao aho, Jehovah ô;
Ary ny lalànao no firavoravoako.
175 Aoka anie ho velona ny fanahiko ka hidera Anao;
Ary aoka anie hamonjy ahy ny fitsaranao.
176 Efa nania aho; tadiavo ny mpanomponao toy ny fitady ondry very;
Fa ny didinao tsy mba hadinoiko.

*Fitarainana ataon' ny olona miaramitoetra amin' izay tia ady.*

## CXX.

Fihirana fiakarana.[1]

JEHOVAH no nitarainako tamy ny fahoriako,
Dia namaly ahy Izy.
2 Jehovah ô, vonjeo ny fanahiko amy ny molotra mandainga,
Eny, amy ny lela mamitaka.
3 Inona no homeny anao, ary inona koa no hataony aminao,
Ry lela mamitaka?
4 Zana-tsipìkan' ny mahery sady voaranitra,
Mbamy ny vain' afon' anjavidy.[2]
5 Lozako, fa mivahiny eto amy ny Maseka aho
Ary mitoetra ato an-dain' ny Kedarita!
6 Ela loatra izay no nitoeran' ny fanahiko
Teo amin' izay tsy tia fihavanana.

---

[1] *Na:* Fihirana misy hevitra ambaratonga.

[2] *Izahao* 1 *Mpan.* xix. 4.

7 Raha izaho, dia fihavanana;
Kanjo nony miteny aho, dia mila ady kosa ireny.

*Fahatokian' izay manana any Jehovah ho Mpiaro azy.*

CXXI. Fihirana fiakarana.[1]

MANOPY ny masoko ho amy ny tendrombohitra aho;
Avy aiza ny famonjena ahy?[2]
2 Ny famonjena ahy dia avy aminy Jehovah,
Mpanao ny lanitra sy ny tany.
3 Tsy mba havelany hangozohozo anie ny tongotrao;
Tsy ho rendrehana anie ny Mpiaro anao.
4 Indro, tsy matory na rendrehana
Ny Mpiaro ny Isiraely.
5 Jehovah no Mpiaro anao;
Jehovah no fialofanao eo amy ny ankavananao.
6 Ny masoandro tsy mba hamely anao nony andro,
Na ny volana nony alina.
7 Jehovah hiaro anao amy ny ratsy rehetra;
Eny, hiaro ny fanahinao Izy.
8 Jehovah hiaro anao, na mivoaka na miditra,
Hatramin' izao ka ho mandrakizay.

*Fifaliana ny aminy Jerosalema sy fangatahan-tsoa ho azy.*

CXXII. Fihirana fiakarana.[1] Nataony Davida.

FALY aho, raha hoy izy ireo tamiko:
Andeha isika ho any an-tranony Jehovah.
2 Ny tongotray efa mijoro
Eo anatin' ny vavahadinao, ry Jerosalema ô,
3 Dia hianao, ry Jerosalema, izay efa vita
Tahaka ny tanàna efa voalamina tsara;
4 Any no iakaran' ny firenena,
Dia ireo fireneny Jehovah
(Lalàna amy ny Isiraely izany),
Mba hisaotra ny anarany Jehovah.
5 Fa any no misy seza fitsarana mipetraka,
Dia ny seza fiandrianan' ny mpianakaviny Davida.

6 Mangataha fiadanana ho any Jerosalema;
Hambinina anie izay tia anao;
7 Fiadanana anie ho ao anatin' ny mandanao;
Fanambinana anie ho ao andapanao.
8 Noho ny rahalahiko sy ny namako
No hanaovako hoe: Fiadanana anie ho ao anatinao.
9 Noho ny tranony Jehovah Andriamanitsika
Dia hitady izay hahatsara anao aho.

*Fanantenana an' Andriamanitra hanafaka amy ny fanebahana sy ny fanamavoana.*

CXXIII. Fihirana fiakarana.[1]

AMINAO no anandratako ny masoko, ry Mpitoetra any an-danitra ô.
2 Indro, toy ny fijerin' ny ankizilahy
Ny tànan' ny tompolahiny,
Ary toy ny fijerin' ny ankizivavy
Ny tànan' ny tompovaviny,
No fijerintsika any Jehovah Andriamanitsika,
Mandra-pamindra fony amintsika.
3 Mamindrà fo aminay, Jehovah ô, mamindrà fo aminay;
Fa tototry ny fanamavoana loatra izahay;
4 Eny, tototry ny famingavingan' ny miadana ny fanahinay

[1] *Na:* Fihirana misy hevitra ambaratonga.

[2] *Na:* Izay ihavian' ny famonjena ahy.

Sy tototry ny fanamavoan' ny mpiavonavona.

*Fisaorana an' Andriamanitra noho ny nanafahany ny mpanompony saiky tra-doza.*

CXXIV. Fihirana fiakarana.[1] Nataony Davida.

RAHA tsy Jehovah no nomba antsika,—
Eny, aoka hataon' ny Isiraely hoe:
2 Raha tsy Jehovah no nomba antsika,
Raha nitsangana hamely antsika ny olona,
3 Dia nitelina antsika velona izy,
Raha nirehitra tamintsika ny fahatezerany;
4 Dia nandifotra antsika ny rano,
Ary nanafotra ny fanahintsika ny riaka;
5 Eny, nanafotra ny fanahintsika
Ny rano misafoaka.

6 Isaorana anie Jehovah,
Izay tsy nanolotra antsika ho rembin' ny nifiny.
7 Ny fanahintsika dia efa afaka tahaka ny vorona afaka tamy ny fandriky ny mpihaza:
Tapaka ny fandrika, ka afaka isika.
8 Ny famonjena antsika dia amy ny anarany Jehovah,
Mpanao ny lanitra sy ny tany.

*Ny fiarovana mahafinaritra hitan' izay matoky an' Andriamanitra.*

CXXV. Fihirana fiakarana.[1]

IZAY matoky any Jehovah dia tahaka ny tendrombohitra Ziona,
Izay tsy mihetsika, fa mitoetra mandrakizay.
2 Tahaka ny tendrombohitra manodidina any Jerosalema
No anodidinany Jehovah ny olony
Hatramin' izao ka ho mandrakizay.
3 Fa tsy hitoetra eo amy ny anjaran' ny marina ny tehim-panjakan' ny ratsy fanahy;
Fandrao ny marina haninjitra ny tànany hanendry zavadratsy.
4 Jehovah ô, manaova soa amy ny tsara
Sy ny mahitsy fo.
5 Fa izay mivily ho amy ny sakeli-dàlana mivilivily
Dia horoahiny Jehovah miaraka amy ny mpanao ratsy anie.
Fiadanana anie ho amy ny Isiraely.

*Fifalian' ny efa nampodiny Jehovah, sy fifonana ho an' izay mbola babo.*

CXXVI. Fihirana fiakarana.[1]

FONY Jehovah nampody any Ziona avy tamy ny fahababoany,
Dia tahaka izay nanonofy isika.
2 Fahizay dia feno hehy ny vavantsika
Sy fihobiana ny lelantsika;
Dia natao tany amy ny jentilisa hoe:
Zava-dehibe no nataony Jehovah ho an' ireny.
3 Eny, zava-dehibe no nataony Jehovah ho antsika,
Ka dia faly isika.

4 Tanteraho, Jehovah ô, ny hampodiana anay avy amy ny fahababoana,
Tahaka ny fiverenan' ny riaka any amy ny tany atsimo.
5 Izay mamafy am-pitomaniana
Dia hijinja am-pifaliana.

---

[1] *Na:* Fihirana misy hevitra ambaratonga.

6 Mandeha mitomany mitondra ny voa afafiny izy,
Fa hiverina mitondra ny amboarany amy ny fihobiana kosa.

*Ny fahatsinontsinon' ny ataon' ny olona, raha tsy ambinin' Andriamanitra.*

## CXXVII.

Fihirana fiakarana.[1] Nataony Solomona.

RAHA tsy Jehovah no manao ny trano,
Dia miasa foana ny mpanao azy.
Raha tsy Jehovah no miambina ny tanàna,
Dia miari-tory foana ny mpiambina.
2 Zava-poana ho anareo ny mifoha maraina
Sy ny alim-pandry
Ka homana ny hanina azo amy ny fahasahiranana;
Izany anefa dia omeny hiany ho any ny malalany, na dia matory aza izy.

3 Indro, lova avy aminy Jehovah ny zanaka maro;
Tamby ny ateraky ny kibo.
4 Tahaka ny zana-tsipìka eo antànan' ny mahery
Ny zanaky ny fahatanorana.
5 Sambatra izay mameno ny tranon-jana-tsipìkany amin' ireny;
Tsy ho menatra ireny, raha mifamaly amy ny fahavalo eo am-bavahady.

*Ny hatsaran' ny tokan-tranon' ny olona matahotra an' Andriamanitra.*

## CXXVIII.

Fihirana fiakarana.[1]

SAMBATRA izay rehetra matahotra any Jehovah,
Dia izay mandeha amy ny làlany.
2 Fa hohaninao tokoa ny asan' ny tànanao;
Sambatra sady ambinina hianao.
3 Ny vadinao dia tahaka ny voaloboka mahavokatra
Ao anatin' ny tranonao;
Ny zanakao dia tahaka ny zanak' oliva
Manodidina ny latabatrao.

4 Indro, fa toy izany no hitahiana
Izay lehilahy matahotra any Jehovah.
5 Hitahy anao avy any Ziona anie Jehovah;
Ary ho faly hahita ny fahasoavany Jerosalema anie hianao
Amy ny andro rehetra hiainanao.
6 Eny, hahita ny zafinao anie hianao;
Fiadanana anie ho amy ny Isiraely.

*Ny hiafaran' ny mpandrafy any Ziona.*

## CXXIX.

Fihirana fiakarana.[1]

MAFY no nampahoriany ahy hatry ny fony aho mbola tanora,—
Eny, aoka hataon' ny Isiraely hoe:
2 Mafy no nampahoriany ahy hatry ny fony aho mbola tanora;
Nefa tsy naharesy ahy izy.
3 Ny mpiasa dia niasa ny lamosiko;
Efa nanalava ny vavasany izy.

4 Marina Jehovah;
Efa nanapaka ny famatorana nataon' ny ratsy fanahy Izy.
5 Aoka ho menatra sy hiamboho

[1] *Na:* Fihirana misy hevitra ambaratonga.

Izay rehetra mandrafy any Ziona
6 Ka ho tahaka ny ahitra eo antampon-trano,
Izay malazo, na dia tsy misy manongotra azy aza ;
7 Tsy misy mpijinja mameno tànana
Na mpamehy amboara mameno tratra amin' izany ;
8 Ka dia tsy hisy mpandalo hanao hoe : Hotahiny Jehovah anie hianareo ;
Eny, ny anarany Jehovah no itsofanay rano anareo.

*Fitarainana ataon' izay latsaka amy ny fahoriana lalina.*

CXXX. Fihirana fiakarana.[1]

TAO amy ny lalina no niantsoako Anao, Jehovah ô.
2 Tompo ô, henoy ny feoko ;
Aoka ny sofinao hihaino tsara ny feon' ny fifonako.

3 Raha mandinika heloka Hianao, Jehovah ô,
Iza no hahajanona, Tompo ô ?
4 Fa eo aminao no misy ny famelan-keloka,
Mba hatahorana Anao.
5 Niandry any Jehovah aho ; eny, niandry Azy ny fanahiko,
Ary ny teniny no nanantenako.
6 Ny fanahiko miandry ny Tompo
Mihoatra noho ny fiandrin' ny mpiambina ny maraina,
Dia ny fiandrin' ny mpiambina ny maraina.
7 Manantenà any Jehovah, ry Isiraely ;
Fa eo aminy Jehovah no misy famindrampo sy fanavotana be ;
8 Ary Izy no hanavotra ny Isiraely
Ho afaka amy ny helony rehetra.

*Fiononam-po sy fiankinana amin' Andriamanitra.*

CXXXI. Fihirana fiakarana.[1] Nataony Davida.

JEHOVAH O, tsy nirehareha ny foko, ary tsy niandranandrana ny masoko ;
Ary tsy nisaintsaina izay zavatra ambony loatra aho,
Na izay saro-pantarina tsy takatro.
2 Fa nampionona sy nampangina ny fanahiko aho ;
Tahaka ny zaza efa maoty eo amin-dreniny,
Dia tahaka izany ny fanahiko ato anatiko.
3 Ry Isiraely ô, manantenà any Jehovah
Hatramin' izao ka ho mandrakizay.

*Vavaka ho any ny tranon' Andriamanitra sy ny ankohonany Davida.*

CXXXII. Fihirana fiakarana.[1]

JEHOVAH O, tsarovy Davida Noho ny fiahiany rehetra,
2 Dia ilay nianiana taminy Jehovah
Sy nivoady tamy ny Maheriny Jakoba hoe :
3 Tsy mba hiditra ao an-daiko aho,
Na hiakatra amy ny farafara fandriako,—
4 Tsy mba havelako hatory ny masoko,
Na ho rendrehana ny hodimasoko,
5 Mandra-pahitako fitoerana ho any Jehovah,
Dia fonenana ho any ny Maheriny Jakoba.

6 Indro, nandre azy tany Efrata isika ;

[1] *Na :* Fihirana misy hevitra ambaratonga.

Nahita azy tao amy ny saha anaty ala [1] isika.
7 Aoka hiditra any amy ny fonenany isika
Ka hivavaka eo amy ny fitoeran-tongony.
8 Mitsangàna, Jehovah ô, ho amy ny fitsaharanao,
Dia Hianao sy ny fiaran' ny herinao.
9 Aoka ny mpisoronao hitafy fahamarinana;
Ary aoka ny olonao masina hihoby.
10 Noho ny aminy Davida mpanomponao
Dia aza mampiala maina ny tavan' ny voahosotrao.
11 Jehovah efa nianiana taminy Davida,
Ary marina izany ka tsy hitsoahany:
Ny ateraky ny kibonao no hapetrako eo ambonin' ny seza fiandriananao.
12 Raha hotandreman' ny zanakao ny fanekeko
Sy ny teny vavolombeloko izay hampianariko azy,
Dia hipetraka eo ambonin' ny seza fiandriananao mandrakizay doria kosa ny zanany.

13 Fa Jehovah efa nifidy any Ziona,
Ary naniry azy ho fonenany.
14 Ity, *hoy Izy,* no fitsaharako mandrakizay doria;
Eto no honenako, fa efa niriko ity.
15 Hotahiko tokoa ny fihinana ao;
Hovokisako hanina ny malahelo ao.
16 Ny mpisorona ao dia hampitafiko famonjena;
Ary hihoby tokoa ny olomasina ao.
17 Ao no hampitsimohako tandroka ho any Davida
Sy hanamboarako jiro ho any ny voahosotro.
18 Ny fahavalony hampitafiko henatra;
Fa eo aminy kosa no hamirapiratra ny satroboninahiny.

*Ny mahatsara ny fifankatiavana.*

CXXXIII. Fihirana fiakarana.[2] Nataony Davida.

ENDREY, tsara sady mahafinaritra
Raha ny mpirahalahy no miara-monina.
2 Tahaka ny diloilo tsara amy ny loha,
Izay mitsororoka amy ny somotra, dia ny somotry Arona,
Izay mitsororoka amy ny morontongotr' akanjony; [3]
3 Tahaka ny ando any Hermona, izay milatsaka amy ny tendrombohitra Ziona;
Fa voadidiny Jehovah ho eo ny fitahiana,
Dia fiainana ho mandrakizay.

*Hira ho fisaorana any Jehovah amy ny alina.*

CXXXIV. Fihirana fiakarana.[2]

ANDEHA, misaora any Jehovah,[4] hianareo rehetra mpanompony Jehovah,
Izay mitoetra alina ao antranony Jehovah.
2 Manandrata ny tànanareo ho amy ny fitoerana masina,[5]
Ka misaora any Jehovah.
3 Hitahy anao avy ao Ziona anie Jehovah,
Mpanao ny lanitra sy ny tany.

---

[1] *Na:* tany an-tsahany Jara.
[2] *Na:* Fihirana misy hevitra ambaratonga.
[3] *Na:* vozon' akanjony.
[4] *Na:* misaora any Jehovah amy ny alina.
[5] *Na:* amy ny fahamasinana.

*Fiderana an' Andriamanitra noho ny heriny sy ny nitondrany ny Isiraely, ary filazana ny mahatsinontsinona ny sampy.*

CXXXV. HALELOIA.
Miderà ny anarany Jehovah;
Miderà, hianareo mpanompony Jehovah,—
2 Hianareo izay mpitoetra ao an-tranony Jehovah,
Eo anatin' ny kianjan' ny tranon' Andriamanitsika.
3 Miderà any Jehovah, fa tsara Izy;
Mankalazà ny anarany, fa mahafinaritra izany.
4 Fa Jakoba nofidiny Jehovah ho Azy,
Ary Isiraely ho rakitra soa ho Azy.

5 Fa fantatro fa lehibe Jehovah,
Ary ambonin' ny andriamanitra rehetra ny Tompontsika.
6 Manao izay sitrapony rehetra Jehovah,
Na any amy ny lanitra, na etỳ ambonin' ny tany,
Na any amy ny ranomasina sy ny rano lalina rehetra.
7 Mampiakatra zavona avy amy ny faran' ny tany Izy;
Manao helatra arahin-dranonorana Izy;
Mamoaka ny rivotra avy ao an-trano fitehirizany Izy,
8 Dia Ilay namely ny voalohanteraky Egypta,
Na olona, na biby.
9 Nanatitra famantarana sy fahagagana teo aminao Izy, ry Egypta ô,
Eny, taminy Farao sy ny mpanompony rehetra,
10 Dia Ilay namely ny jentilisa maro
Ka nahafaty mpanjaka mahery,
11 Dia Sihona, mpanjakan' ny Amorita,
Sy Oga, mpanjakany Basana,
Ary ny fanjakany Kanana rehetra;
12 Ary ny taniny nomeny ho lova,
Eny, ho lovan' ny Isiraely olony.
13 Jehovah ô, mandrakizay ny anaranao;
Jehovah ô, hihatra amy ny taranaka fara mandimby ny fahatsiarovana Anao.
14 Fa hanome rariny ny olony Izy
Ary hanenina ny amy ny mpanompony.

15 Ny sampin' ny jentilisa dia volafotsy sy volamena,
Asan' ny tànan' olona;
16 Manam-bava izy, fa tsy miteny;
Mana-maso izy, fa tsy mahita;
17 Manan-tsofina izy, fa tsy mandre;
Ary tsy misy fofonaina ao am-bavany.
18 Ho tahaka azy izay manao azy
Sy izay rehetra matoky azy.

19 Misaora any Jehovah, ry taranaky Isiraely;
Misaora any Jehovah, ry taranaky Arona;
20 Misaora any Jehovah, ry taranaky Levy;
Hianareo izay matahotra any Jehovah, misaora any Jehovah.
21 Isaorana avy any Ziona anie Jehovah,
Izay mitoetra any Jerosalema.
Haleloia.

*Fankalazana an' Andriamanitra noho ny nanaovany izao rehetra izao sy ny nanavotany ny olony.*

CXXXVI. MIDERÀ any Jehovah, fa tsara Izy;

Fa mandrakizay ny famindrampony.

2 Miderà an' Andriamanitra Avo Indrindra;[1]
Fa mandrakizay ny famindrampony.
3 Miderà ny Tompon' ny tompo;
Fa mandrakizay ny famindrampony;
4 Izy irery ˋno Mpanao fahagagan-dehibe
(Fa mandrakizay ny famindrampony),
5 Izay nanao ny lanitra tamy ny fahendrena
(Fa mandrakizay ny famindrampony),
6 Izay namelatra ny tany ho ambonin' ny rano
(Fa mandrakizay ny famindrampony),
7 Izay nanao ireo fanazavana lehibe
(Fa mandrakizay ny famindrampony),
8 Dia ny masoandro ho mpanapaka ny andro
(Fa mandrakizay ny famindrampony),
9 Ary ny volana sy ny kintana ho mpanapaka ny alina
(Fa mandrakizay ny famindrampony),—
10 Izay namely ny voalohanteraky Egypta
(Fa mandrakizay ny famindrampony)
11 Ka nitondra ny Isiraely nivoaka avy teo aminy
(Fa mandrakizay ny famindrampony)
12 Tamy ny tànana mahery sy ny sandry nahinjitra
(Fa mandrakizay ny famindrampony),—
13 Izay nampisaraka ny Ranomasina Mena
(Fa mandrakizay ny famindrampony)
14 Ka nampandeha ny Isiraely namaky teo afovoany
(Fa mandrakizay ny famindrampony),
15 Fa nanary any Farao sy ny miaramilany tao anatin' ny Ranomasina Mena
(Fa mandrakizay ny famindrampony),—
16 Izay nitondra ny olony nitety ny efitra
(Fa mandrakizay ny famindrampony),
17 Izay namely mpanjaka lehibe
(Fa mandrakizay ny famindrampony),
18 Ka nahafaty mpanjaka malaza
(Fa mandrakizay ny famindrampony),
19 Dia Sihona, mpanjakan' ny Amorita
(Fa mandrakizay ny famindrampony),
20 Sy Oga, mpanjakany Basana
(Fa mandrakizay ny famindrampony),
21 Ary ny taniny nomeny ho lova
(Fa mandrakizay ny famindrampony),
22 Dia ho lovan' ny Isiraely mpanompony
(Fa mandrakizay ny famindrampony),—
23 Izay nahatsiaro antsika fony isika ambany toetra,
(Fa mandrakizay ny famindrampony)
24 Ka naneho hery namonjy antsika ho afaka tamy ny fahavalontsika
(Fa mandrakizay ny famindrampony),—
25 Izay manome hanina ny nofo rehetra
(Fa mandrakizay ny famindrampony);

---

[1] *Heb.* Andriamanitry ny andriamanitra.

26 Miderà an' Andriamanitry ny lanitra;
Fa mandrakizay ny famindrampony.

*Fahatsiarovana ny alahelon' ny babo tany Babylona.*

CXXXVII. TEO amoron' ny oniny Babylona no nipetrahanay,
Sady nitomanianay, raha nahatsiaro any Ziona.
2 Teo amy ny hazomalahelo teo afovoany Babylona
No nanantonanay ny lokanganay.
3 Fa teo dia nangataka anay hihira izay namabo anay;
Ary izay nampahory anay nangataka anay hanao fifaliana ka nanao hoe:
Manaova hirany Ziona eto anatrehanay.
4 Nefa ho nataontsika ahoana no fihira ny fihirany Jehovah
Tany an-tany nivahiniana?
5 Raha manadino anao aho, ry Jerosalema ô,
Aoka kosa ny tànako ankavanana mba hanadino.
6 Raha tsy mahatsiaro anao aho,
Aoka ny lelako hiraikitra amy ny lanilaniko,
Raha tsy Jerosalema no ataoko ambony indrindra amy ny fifaliako rehetra.

7 Jehovah ô, tsarovy amy ny taranaky Edoma
Ny androny Jerosalema,
Dia ireo izay nanao hoe: Ravao, ravao izy
Hatramy ny fanorenany.

8 Ry Babylona zanakavavy izay efa resy,[1]
Sambatra izay mamaly anao
Araka izay nataonao taminay.
9 Sambatra izay maka ny zanakao madinika ka manjera azy ho torotoro
Amy ny harambato.

*Fiderana an' Andriamanitra noho ny famindrampony sy ny fahamarinany, izay mbola heken' ny mpanjaka rehetra.*

CXXXVIII. Nataony Davida.

HIDERA Anao amy ny foko rehetra aho;
Eo anatrehan' ireo andriamanitra no hankalazako Anao.
2 Hivavaka manandrify ny tempolinao masina aho
Ka hidera ny anaranao noho ny famindramponao sy ny fahamarinanao;
Fa efa nomenao voninahitra ny teninao ho ambonin' ny anaranao rehetra.
3 Tamy ny andro nitarainako dia namaly ahy Hianao;
Nomenao fahasahiana aho, ka nisy hery ny fanahiko.

4 Jehovah ô, hidera Anao ny mpanjaka rehetra amy ny tany,
Fa handre ny tenin' ny vavanao izy.
5 Eny, hihira ny amy ny làlany Jehovah izy;
Fa lehibe ny voninahitry Jehovah.
6 Fa na dia avo aza Jehovah, dia[2] mijery ny ambany toetra,
Ary ny mpiavonavona fantany eny lavitra eny.
7 Na dia handeha eo amy ny fahoriana aza aho, dia hamelona ahy Hianao;
Haninjitra ny tànanao hanohitra ny fahatezeran' ny fahavaloko Hianao
Ary hamonjy ahy ny tànanao ankavanana.

[1] *Na:* ho resy. [2] *Na:* Fa avo Jehovah ka.

8 Jehovah no hahatanteraka ny amiko;
Jehovah ô, mandrakizay ny famindramponao;
Aza mahafoy ny asan' ny tànanao.

*Fankalazana an' Andriamanitra, Izay mahalala ny zavatra rehetra sady manerana izao rehetra izao.*

CXXXIX. Ho any ny mpiventy hira. Salamo nataony Davida.

JEHOVAH ô, efa nandinika ahy Hianao ka mahalala ahy.
2 Hianao no mahalala ny fipetrako sy ny fitsangako
Sady mahafantatra ny hevitro eny lavitra eny.
3 Voadinikao ny toetro, na mandeha aho, na mandry;
Ary fantatrao tsara ny alehako rehetra.
4 Fa, indro, tsy misy teny tsy fantatrao eo amy ny lelako, Jehovah ô.
5 Manodidina ahy eo ivohoko sy eo anatrehako Hianao,
Ary apetrakao amiko ny tànanao.
6 Fahalalana mahagaga ahy loatra izany,
Eny, avo loatra ka tsy tratro.

7 Aiza no hialako amy ny Fanahinao?
Aiza no handosirako tsy ho eo anatrehanao?
8 Na dia miakatra any an-danitra aza aho, dia any Hianao;
Ary na dia manao ny fiainantsi-hita[1] ho fandriako aza aho, indro, any Hianao.
9 Na dia maka ny elatry ny maraina aza aho,
Mba hitoetra any am-paran' ny ranomasina,
10 Dia mbola entin' ny tànanao hiany aho, na dia any aza,
Sy hazonin' ny tànanao ankavanana.
11 Ary na dia hoy izaho aza:
Aoka ny maizina hanarona ahy,
Ary aoka ny mazava manodidina ahy ho tonga alina,—
12 Tsia,[2] fa ny maizina aza tsy mahamaizina aminao;
Fa ny alina dia mahazava toy ny andro hiany,
Ka sahala ny mazava sy ny maizina.

13 Fa Hianao no nahary ny voako;
Namolavola ahy tao an-kibondreniko Hianao.
14 Hidera Anao aho; fa mahatahotra sy mahatalanjona ny nanaovana ahy;
Mahagaga ny asanao;
Ary fantatry ny fanahiko marimarina izany.
15 Ny tenako tsy niafina taminao,
Fony natao tao amy ny miafina aho,
Ka noforoninao hisy endrika tany ambanin' ny tany.
16 Ny masonao efa nahita ahy na dia fony tsy mbola ary fady aza aho;
Voasoratra teo amy ny bokinao avokoa ny andro voatendry,
Fony tsy mbola nisy na dia iray akory aza.
17 Endrey, zava-tsoa amiko indrindra ny hevitrao, Andriamanitra ô!
Akory ny hamaron' ny isany!
18 Raha hanisa azy aho, dia maro isa lavitra noho ny fasika izy;
Raha mifoha aho, dia mbola aminao hiany.

19 Haringanao mihitsy ny

[1] *Heb.* Sheola. [2] *Na:* Na dia hoy izaho aza: Hanarona ahy tokoa ny maizina, dia ny alina aza no ho mazava manodidina ahy; eny, etc.

ratsy fanahy, Andriamanitra ô[1]
Ary mialà amiko, hianareo mpandatsa-dra,
20 Dia izay manonona Anao ho enti-mamitaka, Jehovah ô,
Eny, ny fahavalonao izay manonona Anao foana.
21 Tsy hankahala izay mankahala Anao va aho, Jehovah ô,
Sy ho tezitra[2] amin' izay mitsangana hanohitra Anao?
22 Halako dia halako marina tokoa ireny;
Efa fahavaloko ireny.
23 Diniho aho, Andriamanitra ô, ary fantaro ny foko;
Izahao toetra aho, ary fantaro ny eritreritro;
24 Ary izahao na misy làlana mampahory ato anatiko,
Dia tariho amy ny làlana mandrakizay aho.

*Fangataham-piarovana noho ny ataon' ny olona ratsy fanahy sy fetsy vava.*

CXL. Ho any ny mpiventy hira. Salamo nataony Davida.

2 JEHOVAH ô, vonjeo amy ny olon-dratsy aho,
Ary arovy amy ny olon-dozabe,
3 Izay mihevitra ratsy ao ampony
Ka manangana ady isan-andro.
4 Mandranitra ny lelany tahaka ny bibilava izy,
Ny poizin' ny menarana no ao ambanin' ny molony. [Sela.]
5 Jehovah ô, vonjeo amy ny tànan' ny ratsy fanahy aho,
Ary arovy amy ny olon-dozabe,
Izay efa nihevitra handronjina ahy ho potraka.

6 Ny mpiavonavona efa nanafina fandrika sy kofehy hamandrihany ahy;
Efa namela-pandrika harato teo amoron-dàlana izy;
Nametraka tadivavarana hahazoany ahy izy. [Sela.]
7 Hoy izaho taminy Jehovah: Andriamanitro Hianao;
Henoy ny feon' ny fifonako, Jehovah ô!
8 Jehovah, Tompo ô, ry Herin' ny famonjena ahy,
Manarona ny lohako amy ny andro fiadiana Hianao.
9 Jehovah ô, aza manome ny irin' ny ratsy fanahy;
Ary aza avela ho tanteraka ny hevi-dratsiny, fandrao hisandratra izy. [Sela.]
10 Ny lohan' izay manemitra ahy
Dia aoka hosaronan' ny ratsy tononin' ny molony.
11 Aoka hisy vain' afo halatsaka aminy;
Aoka hariana any anaty afo izy, na any amy ny rano lalina, ka tsy hiarina intsony.
12 Tsy hampitoerina amy ny tany ny olo-mahay vava;
Henjehin-doza ny olon-dozabe ka ho lavo.

13 Fantatro fa Jehovah no handahatra ny tenin' ny mahantra
Sady hanome rariny ho any ny malahelo.
14 Eny tokoa, ny marina hisaotra ny anaranao;
Hitoetra eo anatrehanao ny mahitsy.

*Fitarainana ataon' izay alaim-panahy sy enjehina.*

CXLI. Salamo nataony Davida.

JEHOVAH ô, mitaraina aminao aho, faingàna hankaty amiko;

[1] *Na:* Haringanao mihitsy anie ny ratsy fanahy, Andriamanitra ô. [2] *Heb.* ho maloiloy.

Henoy ny feoko amy ny fiantsoako Anao.
2 Aoka hankeo anatrehanao mandrakariva toy ny ditinkazo manitra ny fivavako,
Ary ho toy ny fanatitra hariva ny fanandratako ny tànako.
3 Jehovah ô, asio fiambenana eo anoloan' ny vavako;
Ambeno ny varavaran' ny molotro.
4 Aza avela hirona ho amy ny zava-dratsy ny foko,
Hiray raharaha amy ny olona mpanao ratsy hanao izay asa tsy mety;
Ary aoka tsy hihinana ny zava-piny aho.

5 Aoka ny marina hamely ahy amy ny fahalemempanahy ka hananatra ahy,
Fa diloilo ahosotra ny lohako izany, ary aoka tsy handa izany ny lohako;
Fa ny hany heriko dia ny mbola hivavaka hiany noho ny faharatsian' ireny.
6 Havarina amy ny hantsambato ny mpitsara azy,
Dia hankasitraka ny teniko ny olona.
7 Toy ny fiasa sy ny fihevo ny tany
No nanelezana ny taolanay teo am-bavan' ny fiainantsi-hita.[1]

8 Fa Hianao no andrandrain' ny masoko, Jehovah Tompo ô;
Hianao no ialofako, aza mandatsaka ny aiko.
9 Arovy aho amy ny fandrika amandrihany ahy
Sy amy ny tadivavaran' ny mpanao ratsy.
10 Aoka ny ratsy fanahy ho latsaka eo anatin' ny fandriny hiany,
Fa izaho kosa handalo fotsiny.

*Vavaka ataon' izay foin' ny sakaizany sady enjehin' ny fahavalony.*

## CXLII.

Maskila nataony Davida tamin' izy tao anaty lavaka. Fivavahana.

2 NY feoko no itarainako aminy Jehovah;
Ny feoko no ifonako aminy Jehovah.
3 Loarako eo anatrehany ny fitarainako;
Ambarako eo anatrehany ny fahoriako.
4 Raha reraka ato anatiko ny fanahiko, dia fantatrao ny alehako;
Eo amy ny làlana izorako
No nanafenany fandrika hamandrihany ahy.
5 Jereo eo ankavanana, ka izahao,
Fa tsy misy olona mahalala ahy;
Foana avokoa ny fiarovana ahy;
Tsy misy miahy ny fanahiko.

6 Mitaraina aminao aho, Jehovah ô;
Hoy izaho: Hianao no aroko
Sy anjarako eo amy ny tanin' ny velona.
7 Henoy ny fitarainako,
Fa reraka indrindra aho;
Vonjeo aho amy ny mpanenjika ahy,
Fa tsy leoko ireny.
8 Avoahy hiala amy ny tranomaizina ny fanahiko,
Mba hiderako ny anaranao;
Hanodidina ahy ny marina,
Satria manisy soa ahy Hianao.

*Faniriam-pamindrampo noho ny fahoriana mafy.*

## CXLIII.

Salamo nataony Davida.

JEHOVAH ô, henoy ny fivavako, ary atongilano amy ny fifonako ny sofinao;

[1] *Heb.* Sheola.

Valio aho araka ny teninao marina sy ny fahamarinanao.
2 Ary aza dia mifandahatra amy ny mpanomponao eo ampitsarana;
Fa tsy misy olombelona ho marina eo anatrehanao.

3 Fa nanenjika ny fanahiko ny fahavalo;
Namely ny aiko ho lavo tamy ny tany izy;
Nampitoeriny tao amy ny maizina aho, toy izay efa maty ela.
4 Dia reraka ny fanahiko ato anatiko;
Fadiranovana ny foko ato anatiko.
5 Mahatsiaro ny andro fahiny aho
Ary misaina ny asanao rehetra;
Ny asan' ny tànanao no eritreretiko.
6 Mananty tànana aminao aho;
Ny fanahiko dia tahaka ny tany mangentana eo anatrehanao. [Sela.]
7 Faingàna hamaly ahy, Jehovah ô, fa reraka ny fanahiko;
Aza manafina ny tavanao amiko,
Fandrao ho tahaka izay midina any am-pasana aho.
8 Ampandreneso ny famindramponao aho nony maraina;
Fa Hianao no itokiako;
Ampahalalao ahy izay làlana tokony halehako;
Fa aminao no ananganako ny fanahiko.
9 Jehovah ô, vonjeo amy ny fahavaloko aho;
Ao aminao no iereko.
10 Ampianaro hanao ny sitraponao aho;
Fa Hianao no Andriamanitro;
Aoka ny Fanahinao tsara no hitarihanao ahy amin' izay tany marina.

11 Noho ny anaranao, Jehovah ô, velomy aho;
Araka ny fahamarinanao avoahy ny fanahiko ho afaka amy ny fahoriana.
12 Ary araka ny famindramponao, fongory ny fahavaloko,
Ka aringano izay rehetra mampahory ny fanahiko;
Fa mpanomponao aho.

*Fiderana an' Andriamanitra noho ny nanambinany ny mpanjaka, ary filazana ny mahatsinontsinona ny olombelona sy ny soa hitan' ny mpanompon' Andriamanitra.*

## CXLIV. Nataony Davida.

ISAORANA anie Jehovah Vatolampiko,
Izay mampianatra ny tanako hamely
Sy ny rantsan-tànako hiady,
2 Izay Mpiantra sy batery fiarovana ho ahy sady fiarovana avo sy Mpanafaka ahy,
Ary ampingako sy fialofako,
Izay mahafolaka ny vahoakako hanoa ahy.

3 Jehovah ô, inona ny olona, no iahianao[1] azy?
Ary ny zanak' olombelona, no iheveranao azy?
4 Ny olona dia tahaka ny zavapoana,
Ny androny dia tahaka ny aloka mihelina.

5 Jehovah ô, aondreho ny lanitrao, ka midìna;
Tendreo ny tendrombohitra, dia hidonaka ireny.
6 Ampitselatselaro ny helatra, ka ampielezo ireo;
Alefao ny zana-tsipìkanao, ka ampifanaritaho ireo;

[1] *Heb.* ahafantaranao.

7 Ahinjiro avy any ambony ny tànanao;
Afaho aho, ka vonjeo amy ny rano be,
Dia amy ny tànan' ny hafa firenena,
8 Izay miteny zava-poana amy ny vavany,
Ary ny tànany ankavanana dia tànana ankavanana mamitaka.
9 Andriamanitra ô, hihira fihiram-baovao ho Anao aho;
Amy ny valiha tory folo no hankalazako Anao,
10 Izay manome famonjena ho an' ireo mpanjaka,
Sady mamonjy any Davida mpanompony tsy ho voan' ny sabatra mandratra.

11 Afaho aho, ka vonjeo amy ny tànan' ny hafa firenena,
Izay miteny zava-poana amy ny vavany,
Ary ny tànany ankavanana dia tànana ankavanana mamitaka;
12 Mba ho tahaka ny zava-maniry maroroka ny zanakailahy,
Ary ho tahaka ny vato fehizoro voasoratra tsara toy ny fomban' ny lapan' Andriana ny zanakai-vavy.
13 Ho feno ny trano fitehirizanay, ka hisy vokatra betsaka samihafa karazana;
Hiteraka arivoarivo sy alinalina ny ondrinay any antsahanay;
14 Hahazaka be ny ombinay,
Ary tsy hisy ho rava, na ho lasan-ko babo,
Sady tsy hisy fitarainana any an-dàlambenay.

15 Sambatra ny firenena izay tahaka izany;
Eny, sambatra ny firenena izay manana any Jehovah ho Andriamaniny.

*Salamo abidy. Fiderana an' Andriamanitra, Mpanjaka be indrafo.*

## CXLV. Fiderany Davida.

HANANDRATRA Anao aho, ry Andriamanitro Mpanjaka ô,
Sy hankalaza ny anaranao mandrakizay doria.
2 Hankalaza Anao isan-andro aho
Sy hidera ny anaranao mandrakizay doria.
3 Lehibe Jehovah ka tokony hoderaina indrindra;
Ary tsy takatry ny saina ny fahalehibiazany.
4 Ny taranaka rehetra samy hidera ny asanao amin' izay mandimby azy
Sy hanambara ny asanao lehibe.
5 Ny lazan' ny voninahitry ny fiandriananao
Sy ny asanao mahagaga no hosaintsainiko.
6 Ny herin' ny asanao mahatahotra no hotenenin' ny olona;
Ary ny fahalehibiazanao no holazaiko.
7 Hanonona ny fahatsiarovana ny haben' ny fahatsaranao izy
Sy hihoby ny fahamarinanao.

8 Mamindra fo sy miantra Jehovah;
Mahari-po sady be famindram-po Izy.
9 Manisy soa izao tontolo izao Jehovah;
Ary ny fiantràny dia eny amy ny asany rehetra.
10 Jehovah ô, midera Anao ny asanao rehetra;
Ary ny olonao masina misaotra Anao.
11 Milaza ny voninahitry ny fanjakanao izy
Sady miresaka ny herinao,

12 Mba hampahafantarina ny zanak' olombelona ny herinao[1]
Sy ny haben' ny voninahitry ny fanjakanao.[2]
13 Fanjakana mandrakizay ny fanjakanao,
Ary hihatra amy ny taranaka fara mandimby ny fanapahanao.
14 Jehovah manohana izay rehetra efa ho lavo
Sy mampitraka izay rehetra mitanondrika.

15 Ny mason' izao rehetra izao miandrandra Anao,
Ary Hianao manome azy ny haniny amy ny fotoany.
16 Manokatra ny tànanao Hianao
Ka mahavoky soa ny zavamiaina rehetra.
17 Marina Jehovah amy ny làlany rehetra,
Sady mamindra fo amy ny asany rehetra.
18 Jehovah dia eo akaikin' izay rehetra miantso Azy,
Dia izay rehetra miantso Azy marina tokoa.
19 Hanefa ny irin' izay matahotra Azy Izy
Ary hihaino ny fitarainany ka hamonjy azy.
20 Miaro izay rehetra tia Azy Jehovah;
Fa ny ratsy fanahy rehetra kosa haringany.
21 Ny fiderana any Jehovah no hotenenin' ny vavako;
Ary aoka ny nofo rehetra hankalaza ny anarany masina mandrakizay doria.

*Dera ho an' Andriamanitra, Mpamonjy tokana.*

CXLVI. HALELOIA.
Miderà any Jehovah, ry fanahiko.
2 Hidera any Jehovah aho, raha mbola miaina koa;
Eny, hankalaza an' Andriamanitro aho, raha mbola velona koa.
3 Aza matoky ny lehibe,
Na ny zanak' olombelona izay tsy mahavonjy.
4 Miala ny fofonainy, ka miverina ho amy ny taniny izy;
Ary amin' izay indrindra no hahafoanan' ny fikasany.

5 Sambatra izay manana an' Andriamanitry Jakoba ho Mpanampy azy
Sady manantena any Jehovah Andriamaniny,
6 Izay nanao ny lanitra sy ny tany,
Ny ranomasina sy izay rehetra ao anatiny,
Izay mitandrina fahamarinana mandrakizay,
7 Izay manome rariny ho any ny ampahorina,
Izay manome hanina ho any ny noana.
Jehovah mamaha ny mpifatotra;
8 Jehovah mampahiratra ny jamba;
Jehovah mampitraka ny mitanondrika;
Jehovah tia ny marina;
9 Jehovah miaro ny vahiny
Ary manandratra ny kamboty sy ny mpitondratena,
Fa mamadika ny làlan' ny ratsy fanahy kosa.

10 Manjaka mandrakizay Jehovah,
Hatramy ny taranaka fara mandimby Andriamanitrao, ry Ziona.
Haleloia.

---

[1] *Heb.* heriny.    [2] *Heb.* fanjakany.

*Haleloia ho any ny Mpanohana izao rehetra izao, Izay nampody ny fahatsarany Jerosalema.*

CXLVII. HALELOIA;
Fa tsara ny mihira ho an' Andriamanitsika;
Eny, mamy sady miendrika ny fiderana.
2 Manangana any Jerosalema Jehovah;
Mamory ny Isiraely voaroaka Izy.
3 Mahasitrana ny torotoro fo Izy
Sy mamehy ny feriny.
4 Milaza ny isan' ny kintana Izy;
Samy tononiny amy ny anarany avy ireny rehetra ireny.
5 Lehibe ny Tompontsika sady be hery;
Tsy hita lany ny fahalalany.
6 Manandratra ny mpandefitra Jehovah,
Fa mampietry ny ratsy fanahy hatramy ny tany.

7 Mihirà fiderana ho any Jehovah;
Mankalazà an' Andriamanitsika amy ny lokanga,
8 Izay manaron-drahona ny lanitra,
Izay mamboatra ranonorana ho amy ny tany,
Izay mampaniry ahitra ny tendrombohitra.
9 Manome hanina ho any ny biby Izy
Sy ho any ny zana-goaika izay mitaraina.
10 Tsy ny herin' ny soavaly no mahafinaritra Azy,
Ary tsy ny tongotry ny olona no sitrany.
11 Jehovah mankasitraka izay matahotra Azy,
Dia izay manantena ny famindrampony.

12 Mankalazà any Jehovah, ry Jerosalema ô;
Miderà an' Andriamanitrao, ry Ziona ô.
13 Fa manamafy ny hidim-bavahadinao Izy,
Sady mitahy ny zanakao eo afovoanao.
14 Mahatonga ny fari-taninao ho fiadanana Izy;
Vokisany vary tsara indrindra hianao.
15 Mampandeha ny didiny ho amy ny tany Izy;
Miely faingana dia faingana ny teniny.
16 Mandatsaka orampanala tahaka ny landihazo[1] Izy;
Mampiely fanala tahaka ny lavenona Izy.
17 Mandatsaka ny havandrany tahaka ny sombintsombinjavatra Izy;
Iza no maharitra ny hatsiakany?
18 Mamoaka ny teniny Izy ka mampiempo ireny;
Mampifofofofo ny rivony Izy, dia mandriaka ny rano.
19 Milaza ny teniny aminy Jakoba Izy
Ary ny didiny sy ny fitsipiny aminy Isiraely.
20 Tsy nanao toy izany tamin' izay firenena hafa Izy;
Ary ny fitsipiny tsy mba fantatr' ireny.
Haleloia.

*Fiantsoana izao rehetra izao hidera an' Andriamanitra.*

CXLVIII. HALELOIA.
Miderà any Jehovah, ry any an-danitra;
Miderà Azy any ambony.

[1] *Heb.* volon' ondry.

2 Miderà Azy, ry anjeliny rehetra;
Miderà Azy, ry miaramilany rehetra.
3 Miderà Azy, ry masoandro amam-bolana;
Miderà Azy, ry kintana mazava rehetra.
4 Miderà Azy, ry lanitry ny lanitra,
Ary hianareo rano ambonin' ny lanitra.
5 Aoka hidera ny anarany Jehovah ireo;
Fa Izy no nandidy, dia ary ireo.
6 Nampitoetra ireo ho mandrakizay doria Izy;
Nomen-dalàna ireo ka tsy mba mihoatra.

7 Miderà any Jehovah etỳ an-tany,
Hianareo dragona sy hianareo rano lalina rehetra,
8 Ny afo sy ny havandra, ny orampanala sy ny zavona,
Ny rivotra mahery izay mankatò ny teniny,
9 Ny tendrombohitra sy ny havoana rehetra,
Ny hazo fihinam-boa sy ny sedera rehetra,
10 Ny bibi-dia sy ny biby fiompy rehetra,
Ny biby mandady na mikisaka ary ny voro-manidina,
11 Ny mpanjaka amy ny tany sy ny vahoaka rehetra,
Ny mpanapaka sy ny mpitsara rehetra amy ny tany,
Na ny zatovolahy, na ny zatovovavy,
Na ny antitra, na ny tanora,—
12 Samia midera ny anarany Jehovah avokoa,
Fa ny anarany hiany no misandratra;
Ambonin' ny tany sy ny lanitra ny voninahiny.
13 Ary manandratra tandroka ho any ny olony Izy,
Dia fiderana ho any ny olony masina rehetra,
Eny, ho any ny Zanak' Isiraely, firenena akaiky Azy.
Haleloia.

*Haleloia ho any Jehovah, Izay aherezan' ny olony.*

CXLIX. HALELOIA.
Mihirà fihiram-baovao ho any Jehovah,
Ny fiderana Azy eo amy ny fiangonan' ny olona masina.
2 Aoka ny Isiraely hifaly amy ny Mpanao azy;
Aoka ho finaritra amy ny Mpanjakany ny zanaky Ziona.
3 Aoka hidera ny anarany amy ny dihy izy
Sy hankalaza Azy amy ny ampongatapaka sy ny lokanga.
4 Fa sitraky Jehovah ny olony;
Ravahany famonjena ny mpandefitra.

5 Aoka ny olona masina hifaly amy ny voninahitra;
Aoka hihoby tsara eo ampandriany izy.
6 Aoka hisy fanandratana an' Andriamanitra eo am-bavany
Sy sabatra roa lela eny antànany,
7 Hamaliany ny jentilisa
Sy hamaizany ny firenena maro,
8 Hamatorany ireo mpanjakany amy ny gadra
Sy ny olo-malazany amy ny gadra vy,
9 Mba hanaovany ny fitsarana voasoratra.
Voninahitry ny olony masina rehetra izany.
Haleloia.

*Haleloia farany.*

CL. HALELOIA.
Miderà an' Andriamanitra eo amy ny fitoerany masina.
Miderà Azy eo amy ny habakabaky ny heriny.
2 Miderà Azy noho ny asany lehibe;
Miderà Azy araka ny haben' ny voninahiny.
3 Miderà Azy amy ny fitsofana ny anjomara;
Miderà Azy amy ny valiha sy ny lokanga.
4 Miderà Azy amy ny ampongatapaka sy ny dihy;
Miderà Azy amy ny zavamaneno tendrena sy ny sodina.
5 Miderà Azy amy ny kipantsona maneno;
Miderà Azy amy ny kipantsona tsara feo.
6 Aoka izay rehetra manampofonaina samy hidera any Jehovah.
Haleloia.

---

# OHABOLANA.

*Fitarihan-teny.*

I. NY Ohabolany Solomona, zanaky Davida, mpanjakan' ny Isiraely:
2 Hahalalana fahendrena sy fananarana
Ary hahafantarana ny tenin' ny fahalalana;
3 Hahazoana fananarana mampahahendry,
Dia fahamarinana sy rariny ary fahitsiana;
4 Hanomezam-pahendrena ho any ny kely saina
Ary fahalalana sy fisainana mazava ho any ny zatovo.
5 Aoka ny hendry hihaino ka hitombo saina;
Ary aoka ny manam-panahy hahazo fitarihana tsara;
6 Hahafantarana ohabolana sy fanoharana
Ary ny tenin' ny hendry sy ny teny saro-pantarina ataony.

7 Ny fahatahorana any Jehovah no fiandoham-pahalalana;
Fa ny adala manamavo ny fahendrena sy ny famaizana.

*Fananarana tsy hikambana amy ny mpanao ratsy.*

8 ANAKA, mihainoa ny anadrainao,
Ary aza mahafoy ny lalàndreninao;
9 Fa fehiloha tsara tarehy amy ny lohanao izany
Ary rado amy ny vozonao.
10 Anaka, raha taomin' ny mpanota hianao,
Aza manaiky.
11 Raha hoy izy: Andeha hiaraka isika,
Aoka isika hanotrika handatsa-dra;
Andeha hamitsahantsika tsy ahoan-tsy ahoana ny tsy manan-tsiny;
12 Aoka isika hitelina azy velona tahaka ny fitelin' ny fiainantsi-hita [1]

[1] *Heb.* Sheola.

Ary hanao azy telimoka toy
ny latsaka any an-davaka;
13 Dia ho azontsika ny fananana
saro-bidy rehetra,
Ka hofenointsika babo ny
tranontsika;
14 Avia mba hiara-miloka eto
aminay;
Aoka ho iray hiany ny kitapom-bolantsika rehetra:
15 Anaka, aza miara-dàlana aminy hianao;
Arovy ny tongotrao tsy hankamy ny alehany;
16 Fa ny tongony mihazakazaka
ho amy ny ratsy
Sady faingana handatsa-dra.
17 Fa velarim-poana ny fandrika,
Raha hitan' ny vorona.
18 Fa ireny dia manotrika handatsaka ny ran' ny tenany
hiany;
Mamitsaka hahafaty ny tenany
hiany izy.
19 Toy izany no iafaran' izay rehetra fatra-pila harena;
Fa hipaoka ny ain' izay fatrapila azy izany.

*Fiantsoana sy fananarana ataon' ny fahendrena.*

20 NY fahendrena miantso mafy
eny ivelany;
Manandratra ny feony eny
an-kalalahana izy;
21 Mitory ao amin' izay fivorian'
ny maro be mireondreona
izy;
Eo anoloan' ny vavahady sy
ao an-tanàna no ilazany ny
teniny hoe:
22 Ry kely saina, mandra-pahoviana no hitiavanareo ny
fahadalana,
Sy hifalian' ny mpaniratsira
amy ny faniratsirana,
Ary hankahalan' ny adala ny
fahalalana?
23 Miverena hianareo hihaino ny
fananarako;
Indro, haidiko aminareo ny
fanahiko,
Ary hampahafantariko anareo
ny teniko.

24 Satria efa niantso Aho, fa
nandà hianareo;
Efa naninjitra ny tànako Aho,
fa tsy nisy nitandrina;
25 Fa nolavinareo ny saina rehetra natolotro,
Sady tsy nety nanaiky ny
anatro hianareo:
26 Izaho kosa hihomehy, raha
tonga ny fandringanana
anareo;
Handatsa Aho, raha tonga ny
mahatahotra anareo.
27 Raha tonga ny zava-mahatahotra anareo tahaka ny rivodoza
Ary ny fandringanana anareo
toy ny tadio,
Ka manjo anareo ny fahoriana
sy ny fangirifiriana,
28 Dia vao hiantso Ahy izy, fa
tsy hamaly Aho;
Dia vao hitady Ahy fatratra
izy, fa tsy ho hitany Aho.
29 Satria nankahala ny fahalalana
izy
Ary tsy nifidy ny fahatahorana any Jehovah,
30 Tsy nekeny ny saina natolotro,
Notsiratsirainy avokoa ny anatro rehetra,
31 Dia hihinana ny vokatry ny
alehany izy
Ka ho voky ny fihendreny.
32 Fa ny fihemoran' ny kely
saina hahafaty azy,
Ary ny fiadanan' ny adala
handringana azy.
33 Fa izay mihaino Ahy kosa
hitoetra tsy manana ahiahy,
Eny, handry fahizay izy ka
tsy hatahotra ny ratsy.

*Ny soa hitan' izay mandray ny fahendrena.*

II. ANAKA, raha raisinao ny
teniko,
Ary raketinao ao am-ponao ny
didiko,

2 Ka atongilanao amy ny fahendrena ny sofinao,
Ary ampitandreminao fahalalana ny fonao;
3 Eny, raha miantso ny fahalalana hianao
Ary manandratra ny feonao hahazo saina,
4 Raha mitady azy toy ny fitady volafotsy hianao
Ary mikatsaka azy toy ny fikatsaka harena afenina:
5 Dia ho fantatrao marina ny fahatahorana any Jehovah,
Ary ho hitanao ny fahalalana an' Andriamanitra.
6 Fa Jehovah no manome fahendrena;
Avy amy ny vavany no ihavian' ny fahalalana sy ny fahazavan-tsaina.
7 Izy mitahiry fanambinana [1] ho any ny mahitsy
Sady ampingan' izay mandeha tsy misy tsiny;
8 Ka dia mitandrina ny làlan' ny fahamarinana Izy
Ary miambina ny làlan' ny olony masina.
9 Ary amin' izay dia ho fantatrao ny fahamarinana sy ny rariny
Ary ny hitsiny, dia ny làlana tsara rehetra.

10 Raha latsaka ao am-ponao ny fahendrena,
Ary [2] mamin' ny fanahinao ny fahalalana,
11 Dia hiaro anao ny fisainana mazava,
Ary hiambina anao ny fahalalana,
12 Ka hamonjy anao amy ny làlan-dratsy
Sy amy ny lehilahy izay miteny fitaka,
13 Izay mahafoy ny làlan' ny fahamarinana
Mba hizorany amy ny làlan' ny fahamaizinana,
14 Dia izay faly hanao ratsy
Sy finaritra amy ny fitaky ny ratsy,
15 Dia izay melo-dàlana
Sy maniasia amy ny alehany;
16 Ary hamonjy anao amy ny vehivavy jejo [3] koa izany,
Dia amy ny vahiny janga izay mandrobo amy ny teniny,
17 Izay mahafoy ny vadin' [4] ny fahatanorany
Sy manadino ny fanekeny teo amin' Andriamaniny.
18 Fa ny tranony milentika ho amy ny fahafatesana,
Ary ny alehany mankany amy ny maty.
19 Tsy misy afa-miverina izay mankany aminy,
Na mihazo amy ny làlan' aina,—
20 Handehananao amy ny làlan' ny tsara fanahy
Sy hitandremanao ny alehan' ny marina.
21 Fa ny olona mahitsy no honina amy ny tany,
Ary ny tsy manan-tsiny hiany no ho sisa mitoetra ao;
22 Fa ny ratsy fanahy kosa hofongorana amy ny tany,
Ary ny mpivadika hongotana.

*Fampirisihana hitondra tena tsara.*

III. ANAKA, aza manadino ny lalàko;
Fa aoka ny fonao hitandrina ny didiko;
2 Fa andro maro sy taona ela iainana
Ary fiadanana no hanampiny ho anao.
3 Aoka tsy handao anao ny famindrampo sy ny fahamarinana;
Afehezo eo am-bozonao izany,

---

[1] *Na:* tena fahendrena. [2] *Na:* Fa ho tafiditra ao am-ponao ny fahendrena ka ho. [3] *Heb.* vehivavy tsy vadinao. [4] *Heb.* sakaizan'.

Ary soraty ao amy ny fonao tahaka ny amy ny vato fisaka,
4 Ka dia hahazo fitia sy fahalalana tsara
Eo anatrehan' Andriamanitra sy ny olona hianao.
5 Matokia any Jehovah amy ny fonao rehetra,
Fa aza miankina amy ny fahalalanao;
6 Maneke Azy amy ny alehanao rehetra,
Fa Izy handamina ny làlanao.
7 Aza manao anao ho hendry;
Matahora any Jehovah, ka mifadia ny ratsy.
8 Dia ho famelombelomana ny nofonao izany
Sy ho fanamandoana ny taolanao.
9 Mankalazà any Jehovah amy ny fanananao
Sy amin' izay voaloham-bokatrao rehetra;
10 Ka dia ho feno mitafotafo ny fitoeram-barinao,
Ary hihoatra ny ranom-boaloboka eo amy ny vata fanantazanao.
11 Anaka, aza manamavo ny famaizany Jehovah,
Ary aza tofoka amy ny fananarany;
12 Fa izay tiany Jehovah no anariny,
Dia tahaka ny ataon' ny ray amy ny zanaka tiany.

*Ny fahasambaran' izay olona mahita fahendrena.*

13 SAMBATRA izay olona mahita fahendrena
Sy izay olona mahazo fahalalana.
14 Fa ny fandrantoana azy dia tsara noho ny fandrantoana volafotsy,
Ary ny tombom-barotra aminy dia mihoatra noho ny volamena tsara.
15 Saro-bidy noho ny voahangy [1] izy;
Ary izay rehetra irinao tsy misy azo ampitahaina aminy.
16 Fa andro maro no eo an-tànany ankavanana;
Ary harena sy voninahitra no eo an-tànany ankavia.
17 Làlana mahafinaritra ny làlany,
Ary fiadanana ny alehany rehetra.
18 Hazon' aina ho an' izay rehetra mifikitra aminy izy;
Ary izay rehetra mitana azy no hatao hoe sambatra.

19 Fahendrena no nanorenany Jehovah ny tany,
Ary fahalalana no nampitoerany ny lanitra.
20 Ny fahalalany no entiny mampiboiboika ny rano any amy ny lalina
Sy ampitetevany ando avy amy ny rahona.
21 Anaka, aoka tsy hiala amy ny masonao izany;
Raketo ny tena fahendrena sy ny fisainana mazava,
22 Ka dia ho ain' ny fanahinao izany
Ary ho firavaky ny vozonao,
23 Dia handroso aman-toky hianao,
Ka tsy ho tafintohina ny tongotrao.
24 Tsy hatahotra hianao, raha mandry;
Eny, handry hianao, ary ho mamy ny torimasonao.
25 Aza manahy ny tahotra avy tampoka,
Na ny rivo-doza mamely [2] ny ratsy fanahy, raha avy izany.

---

[1] *Na:* perla. [2] *Na:* ny fandringanana avy amy ny.

26 Fa Jehovah no ho tokinao
Ka hiambina ny tongotrao tsy ho voafandrika.

*Fampirisihana hanao soa amin' olona sy hanao ny marina.*

27 AZA mamihina ny soa amin' izay tokony homena azy,
Raha azon' ny tànanao atao hiany;
28 Aza manao amy ny namanao hoe:
Mandehana, ka avia indray, fa rahampitso no homeko;
Kanefa manana hiany hianao.
29 Aza mamorona sain-dratsy ho enti-mamely ny namanao,
Saingy mitoetra matoky eo aminao izy.
30 Aza miady amin' olona foana,
Raha tsy mbola nanisy ratsy anao izy.

31 Aza mialona ny olon-dozabe,
Na mifidy izay làlany akory,
32 Satria fahavetavetana eo imasony Jehovah ny maniasia,
Fa ao amy ny marina kosa ny fisakaizany.
33 Ny ozony Jehovah dia ao antranon' ny ratsy fanahy;
Fa ny fonenan' ny marina dia tahìny kosa.
34 Na dia tsiratsirainy aza ny mpaniratsira,
Dia omeny fahasoavana kosa ny mpandefitra.
35 Ny hendry handova voninahitra;
Fa henatra kosa no ho anjaran' ny adala.

*Fananarana hikatsaka ny fahendrena ary tsy hikambana amy ny mpanao ratsy.*

IV. RY zanaka, henoy ny anatry ny ray,
Ary tandremo mba hahazoanareo ny fahalalana tsara.
2 Fa anatra tsara no omeko anareo;
Aza mahafoy ny lalàko.
3 Fa zanak' ikaky aho,
Sady tiana[1] no hany malala teo imason' ineny.
4 Ary nampianatra ahy izy ka nanao tamiko hoe:
Aoka ny fonao hitana ny teniko;
Tandremo ny didiko, dia ho velona hianao.
5 Mahazoa fahendrena, mahazoa fahalalana;
Fa aza hadinoina na ihemorana ny teny aloaky ny vavako.
6 Aza mahafoy azy, fa hiaro anao izy;
Tiavo izy, dia hitandrina anao.
7 Ny voaloham-pahendrena dia izao:[2] mahazoa fahendrena;
Eny, lanio ny fanananao rehetra hamidy fahalalana tsara.
8 Asandrato izy, dia hanandratra anao kosa;
Eny, hanome voninahitra anao izy, raha tànanao.
9 Dia hasiany fehiloha mahafinaritra ny lohanao;
Eny, satroboninahitra tsara tarehy no homeny anao.

10 Anaka, mihainoa, ka raiso ny teniko;
Dia hihamaro ny taona hiainanao.
11 Làlam-pahendrena no atoroko anao;
Eny, mitarika anao amy ny làlana mahitsy aho.
12 Raha mandeha hianao, dia tsy ho ety ny làlanao;
Ary raha mihazakazaka hianao, dia tsy ho tafintohina.
13 Tano mafy ny fananarana, ka aza avela hiala;

[1] *Heb.* malemilemy. [2] *Na:* Fahendrena no ambony indrindra.

Hazòny izy, fa ainao.
14 Aza mankany amy ny alehan' ny ratsy fanahy,
Ary aza mizotra amy ny làlan' ny ratsy.
15 Manalavira azy; aza mandalo eo akory;
Mivilia azy, ka mizora.
16 Fa tsy matory ireny, raha tsy efa nanao ratsy;
Ary tsy mahita torimaso izy, raha tsy efa nanafintohina ny sasany.
17 Fa mihinana ny mofon' ny faharatsiana izy,
Sy misotro ny divain' ny fahalozana.
18 Fa ny làlan' ny marina dia toy ny fipoak' andro maraina,
Izay mihamazava mandrapitataovovonan' ny andro.
19 Ny alehan' ny ratsy fanahy dia toy ny aizim-pito;
Tsy fantany akory izay manafintohina azy.

20 Anaka, tandremo ny teniko;
Atongilano ny sofinao hihaino ny filazako.
21 Aza avela hiala eo imasonao izy,
Fa raketo ao am-ponao.
22 Fa aina ho any ny mahazo azy izy
Ary fahasalamana ho any ny nofony rehetra.
23 Tandremo ny fonao mihoatra noho izay rehetra tokony hotandremana;
Fa avy ao aminy no ihavian'[1] ny aina.
24 Esory aminao ny vava mandainga,
Ary ampanalaviro anao ny molotra mamitaka.
25 Aoka ny masonao hijery mahitsy,
Ary ny hodimasonao hibanjina eo anoloanao.
26 Ataovy marina ny[2] alehan' ny tongotrao,
Dia ho voalamina ny alehanao rehetra,
27 Aza mivily, na ho amy ny ankavanana, na ho amy ny ankavia;
Esory amy ny ratsy ny tongotrao.

*Fananarana tsy hijejojejo.*

V. ANAKA, tandremo ny fahendreko,
Ary atongilano ny sofinao ho amy ny fahalalako,
2 Hiheveranao tsara ny fisainana mazava
Sy hitandreman' ny molotrao ny fahalalana.
3 Fa ny molotry ny vehivavy jejo[3] dia mitete toy ny tantely avy amy ny tohotra,
Ary ny vavany dia malama noho ny diloilo;
4 Nefa ny farany mangidy tahaka ny hazo mahafaty
Ary maranitra hoatra ny sabatra roa lela.
5 Ny tongony midina ho any amy ny fahafatesana,
Ary ny diany mizotra ho any amy ny fiainan-tsi-hita.[4]
6 Tsy mahazo mandia ny làlan' aina mihitsy izy,
Fa manjenjena, ka tsy fantany akory izay halehany.

7 Koa mihainoa ahy, ry zanaka,
Ary aza miala amy ny teny aloaky ny vavako.
8 Ampanalaviro azy ny alehanao,
Ary aza manakaiky ny varavaran' ny tranony;
9 Fandrao omenao ho any ny sasany ny voninahitrao,
Ary ny taonanao ho an' izay lozabe;

[1] *Heb.* fivoahan'. [2] *Na:* Saino tsara izay. [3] *Heb.* vehivavy tsy vadiny. [4] *Heb.* Sheola.

10 Fandrao hivokisan' ny vahiny ny fanananao;
Ary izay nisasaranao ho tonga ao an-tranon' ny vahiny;
11 Ka dia hitoloko hianao any am-parany,
Raha mihalevona ny nofonao sy ny tenanao;
12 Dia hanao hoe hianao: Nahoana re no nankahala famaizana aho?
Ary nahoana no naniratsira fananarana ny foko,
13 Ka tsy nihaino ny tenin' ny mpanoro hevitra ahy
Ary tsy nanongilana ny sofiko hihaino ny mpampianatra ahy?
14 Efa saiky azon' ny ratsy rehetra aho
Tao amy ny fiangonana sy ny fivoriana.

15 Misotroa rano avy amy ny lavaka famorian-dranonao hiany
Sy rano miboiboika avy amy ny fantsakanao.
16 Hipasaka eny ivelany va ny rano avy amy ny loharanonao,
Ary eny an-dàlambe ny ranovelonao?
17 Aoka ho anao irery hiany izany,
Fa aza iombonana amy ny hafa.
18 Aoka hotahina ny loharanonao,
Ary mifalia amy ny vadin' ny fahatanoranao.
19 Fa dieravavy mahate-ho-tia sy osi-dia tsara bika izy,
Dia aoka ny tratrany no hahafeno fifaliana anao mandrakariva,
Ary aoka ho feno faharavoravoana làlandava amy ny fitiavany hianao.

20 Nahoana hianao, anaka, no ho renoka amy ny fitiavana vehivavy jejo[1]
Ka hanohona ny tratran' ny vahiny janga?
21 Fa eo imasony Jehovah ny alehan' ny olona,
Ary ny diany rehetra dia dinihiny avokoa.
22 Ny heloky ny ratsy fanahy dia mahazo ny tenany hiany,
Ary ny kofehin' ny fahotany no itanana azy.
23 Maty noho ny tsi-fahazoany famaizana izy,
Eny, mikorapoka noho ny haben' ny fahadalana.

*Ny tsy mahamety ny miantoka olona sy ny hakamoana sy ny fitaka sy ny avonavona; ary ny zavatra fito loha izay halany Jehovah.*

VI. ANAKA, raha niantoka ny namanao hianao
Ary nandray tànana hiantoka ny hafa,
2 Ka voafandriky ny teny naloaky ny vavanao hianao
Sady voasingotry ny teny naloaky ny vavanao,
3 Dia izao no ataovy, anaka, ka afaho ny tenanao
(Satria efa mby eo an-tànan' ny namanao hianao):
Andeha mihohoka sy mifona mafy amy ny namanao.
4 Aza avela hatory akory ny masonao,
Ary aza avela hilondolondo ny hodimasonao.
5 Afaho ny tenanao toy ny gazela[2] miala amin' izay mihazona azy,
Ary toy ny voron-kely miala amy ny tànan' ny mpamandrika.

6 Mandehana any amy ny vitsika, ry ilay malaina;

[1] *Heb.* vehivavy tsy vadinao.

[2] *Izahao* 2 *Sam.* ii. 18.

Diniho ny fanaony, ka mba hendre;
7 Tsy manana komandy ireny,
Na mpifehy, na mpanapaka,
8 Nefa mamory ny haniny raha fahavaratra izy,
Ary manangona ny fihinany amy ny fararano.
9 Mandra-pahoviana no mbola handry hiany hianao, ry ilay malaina?
Rahoviana no hifoha amy ny torimasonao hianao?
10 Mbola hatory kely hiany, mbola ho renoka kely hiany,
Ary mbola hanohon-tànana kely hatory,
11 Dia ho tonga toy ny lehilahy mimaona hamely ny alahelonao,
Ary ny fahantranao ho toy ny jiolahy.

12 Ny olona tena ratsy fanahy sy mpanao ratsy
Dia ilay mandehandeha manao vava ratsy,
13 Izay mamì-maso sy manao famantarana amy ny tongony
Ary manao baiko amy ny rantsan-tànany;
14 Fahafetsena no ao am-pony,
Mihevi-dratsy mandrakariva izy
Sady mamafy ady.
15 Ary noho izany dia ho avy tampoka kosa ny loza hanjo azy;
Ho torotoro tampoka izy, ka tsy hisy fahasitranana.

16 Izao enina izao no halany Jehovah,—
Eny, fito no ataony ho fahavetavetana:
17 Ny maso miavonavona, ny lela fandainga,
Ary ny tànana mandatsa-dra marina,
18 Ny fo mamoron-tsain-dratsy,
Ny tongotra malaky mihazakazaka hanao ratsy,
19 Ny mamoaka lainga ho vavolombelona tsy marina
Ary ny mamafy ady ao amy ny rahalahy.

*Fananarana hankatò tsara ny anadray aman-dreny mba hifady ny fijangajangana.*

20 ANAKA, tandremo ny didindrainao,
Ary aza mahafoy ny lalàndreninao.
21 Afatory amy ny fonao mandrakariva ireo,
Ary afehezo eo am-bozonao.
22 Raha mandeha hianao, dia hitari-dàlana anao ireo;
Raha mandry hianao, dia hiambina anao;
Ary raha mifoha hianao, dia hamelona eritreritra anao.
23 Fa jiro ny didy, ary fanazavana ny lalàna,
Ary làlan' aina ny anatra famaizana,—
24 Hiarovana anao amy ny vehivavy ratsy fanahy,
Ary amy ny fandroboan' ny lelan' ny vahiny janga.[1]
25 Aoka ny fonao tsy haniry ny hatsaran-tarehiny;
Ary aoka tsy hahazo anao amy ny hodimasony izy.
26 Fa noho ny vehivavy mpijangajanga no mila tsy hananan' ny lehilahy sombimofo,
Ary ny amy ny vadin' olona no mihaza ny aina soa.
27 Mahatondra afo ao an-tratran' akanjony va ny olona,
Ka tsy ho may ny akanjony?
28 Misy mahadia vain' afo va,
Ka tsy ho may ny tongony?
29 Dia toy izany izay mankamy ny vadin' ny namany:

[1] *Heb.* lelam-bahiny.

Tsy maintsy hampijalina izay
mikasika azy.
30 Tsy avelan' ny olona ho afa-
maina ny mpangalatra,
Raha maka zavatra hahavoky
ny tenany izy, na dia noana
aza;
31 Fa[1] raha azo izy, dia hampa-
noneriny fito heny
Ka hanome ny fananana rehe-
tra ao an-tranony.
32 Izay mijangajanga amy ny
vehivavy dia tsy ampy saina;
Izay ta-hanimba tena no manao
izany.
33 Voakapoka sy afa-baraka izy
Ary tsy ho afaka amy ny
tondro-molotra.
34 Fa ny fahasaro-piaro dia mam-
pirehitra ny fahatezeran-
dehilahy,
Koa tsy hamindra fo izy amy
ny andro hamaliany.
35 Tsy handray vola ho enti-
manalady[2] akory izy,
Ary tsy hety, na dia omenao
fanambatambazana be aza.

VII. Anaka, tandremo ny teniko,
Ary raketo ao aminao ny
didiko.
2 Tandremo ny didiko, dia ho
velona hianao;
Ary tandremo toy ny anakan-
driamasonao ny lalàko.
3 Afehezo eo amy ny rantsan-
tànanao izy,
Soraty ao amy ny fonao ta-
haka ny amy ny vato fisaka
izy.
4 Ny fahendrena dia ilazao hoe:
Anabaviko hianao;
Ary ny fahafantarana dia an-
tsoy hoe: Sakaiza mahaza-
tra hianao;
5 Mba hiarovana anao amy ny
vehivavy jejo,[3]
Dia amy ny vahiny janga izay
manao teny mandrobo.
6 Fa teo amy ny varavaran-
kelin' ny tranoko,
Dia teo amy ny makarakara,
no nitsirihako,
7 Ka nahita anankiray tamy ny
kely saina aho,—
Eny, nandinika ny tovolahy
aho ka nahita zazalahy
anankiray tsy ampy saina,
8 Izay nandeha tamy ny làlana
akaikin' ny zoron-tranon' ny
vehivavy janga
Sy nizotra nankany an-tra-
nony,
9 Nony takariva ilay somambi-
samby iny
Sy tamy ny alina efa maizina
dia maizina.

10 Dia, indro, nisy vehivavy
nitsena azy
Sady manao fitafin' ny janga
no mifetsy am-po,
11 Sady vavana no maditra,
Tsy mahajanona ao an-tranony
ny tongony;
12 Fa vetivety mby eny an-
dàlambe izy, ary vetivety
mby eny an-tsena,
Ary mamitsaka eny an-joron-
trano rehetra eny izy.
13 Ka dia nisavika ilay tovolahy
izy ka nanoroka azy
Sady nisolantsolana taminy ka
nilaza hoe:
14 Efa nivoady hanatitra fanati-
pihavanana aho;
Ary andro any no nanefako
ny voadiko.
15 Koa dia nivoaka hitsena anao
aho,
Mba hitady fatratra ny tare-
hinao, ka dia nahita anao
tokoa.
16 Ny fandriako efa nasiako fira-
kotra tsara,
Dia lambam-pandriana misora-
tsoratra voafoly hatrany
Egypta.

---

[1] *Na:* Ny olona tsy manome tsiny ny mpangalatra, raha maka zavatra hahavoky ny tenany izy, satria noana; nefa. [2] *Heb.* avotra. [3] *Heb.* vehivavy tsy vadinao.

17 Efa norarahako zava-manitra ny fandriako,
Dia miora sy hazomanitra [1] ary havozo manitra.
18 Andeha, aoka isika hivoky fitia ambara-pahamarain' ny andro,
Aoka ho feno fahafinaretana amy ny fitiavana isika.
19 Fa tsy ao an-trano ny lehilahy,
Fa lasa nivahiny lavitra izy;
20 Ny kitapom-bola dia nentiny any an-tànany
Ka tsy mbola hody izy mandra-pahafenon' ny volana.

21 Tamy ny teny maro no nampanekeny azy,
Tamy ny fandroboan' ny molony no nitaomany azy,
22 Ka dia nandeha nanaraka azy niaraka tamin' izay ilay zatovo,[2]
Tahaka ny omby entina hovonoina,
Ary tahaka ny adala hogadrana,[3]
23 Ambara-piboroaky ny lefompohy amy ny atiny,
Ary tahaka ny vorona mipaoka ny fandrika,
Fa tsy fantany hahafaty ny ainy izany.

24 Koa mihainoa ahy hianareo, anaka,
Ary tandremo ny teny aloaky ny vavako.
25 Aoka tsy hivily ho any amy ny làlany ny fonareo,
Ary aza mania ho amy ny alehany.
26 Fa betsaka no naripany ka maty;
Ary maro be no efa matiny.
27 Ny tranony dia làlana mankany amy ny fiainan-tsihita,[4]
Eny, midina ho any amy ny efi-tranon' ny fahafatesana.

*Ny fiantsoan' ny fahendrena, sy ny fahatsarany.*

VIII. TSY miantso va ny fahendrena,
Ary tsy manandra-peo va ny fahalalana?
2 Eo an-tampon' ny fitoerana avo amoron-dàlana
Sy eo an-tsampanan-dàlana no ijoroany.
3 Eo anilan' ny vavahady, amy ny fidirana ho ao an-tanàna,
Sy eo anaty vavahady no iantsoany mafy hoe:
4 Hianareo no antsoiko, ry olona;
Ary ny feoko ho amy ny zanak' olombelona.
5 Fantaro ny fahendrena, ry kely saina;
Ary fantaro ny fahalalana, ry adala.
6 Henoy, fa hilaza zava-tsoa aho;
Ary ny hilaza ny mahitsy no isokafan' ny molotro.
7 Fa ny marina hiany no holazain' ny vavako;
Ary ny ratsy dia fahavetavetana, raha amy ny molotro.
8 Marina ny teny rehetra aloaky ny vavako;
Tsy misy fiolakolahana na fitaka ao aminy.
9 Miharihary avokoa izy, raha amy ny mazava saina,
Ary mahitsy, raha amy ny efa nahazo fahalalana.
10 Aza ny volafotsy no raisina, fa ny anatro,
Ary aleo ny fahalalana toy izay ny volamena voafantina.
11 Fa ny fahendrena dia tsara noho ny voahangy;[5]
Ary ny zavatra irina rehetra tsy azo ampitahaina aminy.

---

[1] *Heb.* ahalima. [2] *Na:* Na iza na iza mandeha manaraka azy dia.
[3] *Heb.* tahaka ny gadra ho famaizana ny adala. [4] *Heb.* Sheola. [5] *Na:* perla.

12 Izaho fahendrena dia miaramonina amin-tsaina,
Ary hitan' ny fahalalako ny fisainana mazava.
13 Ny fankahalana ny ratsy no fahatahorana any Jehovah.
Ny fiavonavonana sy ny firehareha sy ny làlana ratsy
Ary ny vava fandainga dia samy halako avokoa.
14 Ahy ny fisainana sy ny fanambinana;[1]
Izaho no fahalalana, izaho no manan-kery;
15 Izaho no anjakan' ny mpanjaka
Sy andidian' ny mpanapaka araka ny rariny;
16 Izaho no anapahan' ny andriandahy sy ny lehibe,
Dia ny mpitsara rehetra amy ny tany.
17 Tiako izay tia ahy;
Ary izay fatra-pitady ahy dia hahita ahy.
18 Ato amiko ny harena sy ny voninahitra,
Eny, ny harena mateza sy ny fahamarinana.
19 Ny vokatro dia tsara noho ny volamena, eny, noho ny tena volamena aza,
Ary ny fitomboan' ny hareko mihoatra noho ny volafotsy voafantina.
20 Amy ny alehan' ny fahamarinana no izorako,
Dia ao amy ny làlan' ny fitsarana marina,
21 Mba hampandovako harena izay tia ahy,
Sy hamenoako ny firaketany.

22 Jehovah nahary[2] ahy ho fiandohan' ny alehany,
Ho voalohany amy ny asany hatramy ny taloha.
23 Izaho notendreny hatramy ny fahagola,
Eny, hatramy ny voalohany indrindra, dia fony tsy mbola ary ny tany.
24 Fony tsy mbola ary ny lalina, no efa teraka aho,
Fony tsy mbola ary ny loharano miboiboika be,
25 Fony tsy mbola naorina ny tendrombohitra,
Fony tsy mbola nisy havoana, no efa teraka aho,
26 Fony tsy mbola natao ny tany, na ny saha,
Na ny voalohan' ny vovo-tany ambonin' izao rehetra izao;
27 Raha namorona ny lanitra Izy, dia tany aho,
Raha namaritra ny habakabaka tambonin' ny lalina Izy,
28 Raha nampitoetra ny rahona eny ambony Izy,
Raha niboiboika fatratra ny loharanon' ny lalina,
29 Raha nanisy faritra ho any ny ranomasina Izy,
Mba tsy hahazoan' ny rano mihoatra ny fetrany,
Ary nandidy ny amy ny fanorenan' ny tany,—
30 Dia mpità-marika[3] teo anilany aho
Sady ravoravo isan-andro isan-andro
Ka nilalao mandrakariva teo anatrehany;
31 Eny, nahafaly ahy ny tany nataony honenana,
Ary naharavoravo ahy ny zanak' olombelona.

32 Koa mihainoa ahy hianareo, anaka;
Fa sambatra izay manaraka ny diako;
33 Minoa anatra, ka hendre,
Fa aza mandà.
34 Sambatra izay olona mihaino ahy
Ka miari-tory mandrakariva eo am-bavahadiko,

[1] *Na:* tena fahendrena. [2] *Na:* nahazo. [3] *Na:* notezaina.

Ary miandry eo amy ny tolambaravarako.
35 Fa izay mahita ahy dia mahita fiainana
Sady mahazo sitraka aminy Jehovah;
36 Fa izay diso ahy kosa mampidi-doza amy ny fanahiny;
Ary izay rehetra mankahala ahy tia fahafatesana.

*Ny fiantsoan' ny fahendrena sy ny fahadalana.*

IX. NY fahendrena efa nanao ny tranony;
Efa nipaika ny andriny fito izy;
2 Efa namono ny bibiny sy nangaroharo ny divainy izy
Ary efa namelatra ny latabany koa;
3 Ary efa naniraka ny ankizivaviny izy;
Miantso eny an-tampon' ny fitoerana avo any an-tanàna izy ka manao hoe:
4 Izay kely saina, dia aoka izy hankaty;
Ary amin' izay tsy ampy saina dia hoy izy:
5 Avia, hano ny mofoko,
Ary sotroy ny divay voaharoharoko.
6 Ilaozy ny [1] kely saina, dia ho velona hianao,
Ary mizora amy ny làlan' ny fahalalana.
7 Izay mananatra ny mpaniratsira dia afa-baraka;
Ary izay mananatra ny ratsy fanahy dia hahazo tsiny.
8 Aza mananatra ny mpaniratsira hianao, fandrao halany;
Ny hendry no anaro, dia ho tiany hianao.
9 Toroy ny hendry, dia hihahendry izy;
Ampianaro ny marina, dia hitombo saina izy,
10 Ny fahatahorana any Jehovah no fiandoham-pahendrena;
Ary ny fahafantarana ny Iray Masina no fahazavan-tsaina.
11 Fa izaho no hampitomboana ny andronao
Sy hanamaroana ny taona hiainanao.
12 Raha hendry hianao, dia hendry ho any ny tenanao hiany;
Fa raha maniratsira kosa hianao, dia hianao hiany no hiharan' izany.

13 Ny fahadalana dia toy ny vehivavy vavana;
Kely saina izy ka tsy mahalala na inona na inona.
14 Fa mipetraka eo am-baravaran' ny tranony izy,
Ary amy ny seza eny amy ny fitoerana avo eo an-tanàna,
15 Mba hiantso ny mpandalo
Izay mizotra amy ny alehany, ka manao hoe:
16 Aoka hivily atỳ izay kely saina;
Ary amin' izay tsy ampy saina dia hoy izy:
17 Mamy ny rano angalarina,
Ary fy ny mofo *hanina* amy ny fiafenana.
18 Nefa tsy fantany fa ny maty no ao,
Ary any amy ny halalin' ny fiainan-tsi-hita [2] ny olona nasainy.

*Ohabolana samihafa ny amy ny tsifitovian' ny toetry ny hendry sy ny adala, mbamy ny valin' ny ataony avy.*

X. OHABOLANY Solomona.
Ny zanaka hendry mahafaly ny rainy;
Fa ny zanaka adala mampalahelo ny reniny.
2 Ny harena azo amy ny tsy

---

[1] *Na:* Mitsahara, ry.

[2] *Heb.* Sheola.

marina dia tsy mahasoa na inona na inona ;
Fa ny fahamarinana no mamonjy amy ny fahafatesana.
3 Tsy avelany Jehovah ho mosarena ny fanahin' ny marina ;
Fa foanany ny fanirian' ny ratsy fanahy.

4 Ho tonga malahelo ny miraviravy tànana amy ny asany ;
Fa mampanan-karena ny tànan' ny mazoto.
5 Izay manangona amy ny fararano no zanaka hendry ;
Fa izay sondrian-tory amy ny taom-pijinjana no zanaka mampahamenatra.
6 Fitahiana no ho ao amy ny lohan' ny marina ;
Fa loza no mandrakotra[1] ny vavan' ny ratsy fanahy.
7 Hankasitrahana ny fahatsiarovana ny marina ;
Fa ho lo ny anaran' ny ratsy fanahy.
8 Izay hendry am-po no handray ny didy ;
Fa ho lavo ny adala maro vava.
9 Izay mandeha tsy misy tsiny no mandeha matoky ;
Fa izay maniasia amy ny alehany dia fantatra.
10 Izay mamì-maso manome alahelo ;
Fa ho lavo ny adala maro vava.
11 Loharanon' aina ny vavan' ny marina ;
Fa loza no mandrakotra ny vavan' ny ratsy fanahy.[2]
12 Ny fankahalana dia manetsika ady ;
Fa ny fitiavana manarona ny ota rehetra.
13 Amy ny molotry ny manan-tsaina no ahitam-pahendrena ;
Fa tsorakazo no ho amy ny lamosin' ny tsy ampy saina.
14 Ny hendry mirakitra fahalalana ;
Fa ny vavan' ny adala eo akaikin' ny fandringanana.
15 Ny haren' ny manan-karena no vohiny mafy ;
Fa ny tsi-fananan' ny ory no fandringanana azy.
16 Ho fiainana ny asan' ny marina ;
Fa ho ota ny fitomboan' ny haren' ny ratsy fanahy.
17 Izay mino anatra dia ho tonga eo amy ny làlan' ny fiainana ;
Fa mivily izay mandà anatra.
18 Izay mitahiry lolompo dia manana molotra mandainga,
Ary izay mampiely endrikendrika dia adala.
19 Ny teny maro tsy ilaozan' izay ota ;
Fa izay mahatana ny molony no hendry.
20 Volafotsy voafantina ny lelan' ny marina ;
Fa ny fon' ny ratsy fanahy tsy misy vidiny.
21 Ny molotry ny marina mamelona ny maro ;
Fa maty ny adala noho ny tsifananany fahalalana.
22 Ny fitahiany Jehovah no mampanan-karena,
Ary tsy azon' ny fisasarana ampiana izany.[3]
23 Toa laolaon' ny adala ny fanaovan-dratsy ;
Fa raha ny manan-tsaina, dia fahendrena kosa.[4]
24 Ny tahotry ny ratsy fanahy hihatra aminy ;
Fa ny irin' ny marina no homena azy.

---

[1] *Na:* Fa manaron-doza. [2] *Izahao and.* 6. [3] *Na:* Ary tsy ampiany alahelo.
[4] *Na:* Toa laolaon' ny adala ny fahafetsena ; fa ny manan-tsaina no manam-pahendrena.

25 Rehefa mipaoka ny tafio-drivotra, dia tsy ao intsony ny ratsy fanahy;
Fa ny marina voaorina ho mandrakizay.
26 Toy ny vinaingitra amy ny nify sy ny setroka amy ny maso,
Dia mba toy izany koa ny malaina amin' izay maniraka azy.
27 Ny fahatahorana any Jehovah no mahela velona;
Fa ny taonan' ny ratsy fanahy hohafohezina.
28 Ny fanantenan' ny marina dia fifaliana;
Fa ny fanantenan' ny ratsy fanahy ho foana.
29 Ny làlany Jehovah dia fiarovana mafy ho an' izay tsy misy tsiny,
Fa fandringanana kosa ho any ny mpanao ratsy.
30 Ny marina tsy hangozohozo mandrakizay;
Fa ny ratsy fanahy tsy honina amy ny tany.
31 Eo amy ny vavan' ny marina no itsimohan' ny fahendrena;
Fa ny lela fandainga hofongorana.
32 Ny molotry ny marina mahalala izay ankasitrahana;
Fa ny vavan' ny ratsy fanahy dia feno fitaka.

XI. Ny mizana mandainga dia fahavetavetana eo imasony Jehovah;
Fa ny vato marina no ankasitrahany.
2 Raha tonga ny fiavonavonana, dia tonga koa ny fahafaham-baraka;
Fa ao amy ny manetry tena no misy fahendrena.
3 Ny fahitsian' ny mahitsy no mitarika azy;
Fa ny faharatsian' ny mpivadika mahatonga fandringanana amy ny tenany.
4 Ny harena dia tsy mahasoa amy ny andro fahatezerana;
Fa ny fahamarinana no mamonjy tsy ho azon' ny fahafatesana.
5 Ny fahamarinan' ny marina mandamina ny alehany;
Fa ny ratsy fanahy lavon' ny haratsiany hiany.
6 Ny fahamarinan' ny mahitsy mamonjy azy;
Fa ny mpivadika dia voafandriky ny filàny.
7 Raha maty ny ratsy fanahy, dia foana ny fanantenany,
Eny, foana ny fanantenan' ny mpanao ratsy.[1]
8 Ny marina dia vonjena amy ny fahoriana;
Fa ho avy kosa ny ratsy fanahy hisolo azy.
9 Ny vavan' ny mpihatsaravelatsihy[2] no animbany ny namany;
Fa ny fahalalana no hanafahana ny marina.[3]
10 Raha miadana ny marina, dia ravoravo ny tanàna;
Fa raha ringana ny ratsy fanahy, dia velona ny hoby.
11 Ny fisaoran'[4] ny marina no isandratan' ny tanàna;
Fa ny vavan' ny ratsy fanahy no aharavany.
12 Tsy ampy saina izay manamavo ny namany;
Fa izay hendry dia mangina.
13 Izay mandehandeha manaratsy dia manambara ny hevitra afenina;
Fa ny olona mahatoky tsy mba tia lazalaza.
14 Raha tsy misy mpitondra, dia rava ny firenena;

[1] *Na:* mahery. [2] *Na:* ratsy fanahy. [3] *Na:* Ny fahalalan' ny marina no hanafahana ny namany. [4] *Na:* Ny fitahiana avy amy.

Fa handry fahizay, raha maro
ny mpanolo-tsaina.
15 Hahita loza tokoa ny mianto-
bahiny;
Fa mitoetra tsymanana ahiahy
ny tsy tia antoka.
16 Ny vehivavy tsara tarehy ma-
hazo dera;
Ary ny mpanao an-keriny
mahazo harena.
17 Ny olona mamindra fo dia
mahazo soa ho any ny te-
nany;
Fa ny lozabe dia todìn' ny
halozany.
18 Ny ratsy fanahy dia mahazo
valiny tsy mahasoa;
Fa izay mamafy fahamarinana
no mahazo izay tena tam-
biny tokoa.
19 Ny tena fahamarinana dia
mamantana any amy ny
fiainana;
Fa izay fatra-panaraka ny
ratsy dia iharan' ny faha-
fatesana.
20 Fahavetavetana eo imasony
Jehovah ny meloka am-po;
Fa ankasitrahany kosa izay
mandeha tsy misy tsiny.
21 Azo itompoana tokoa fa [1] tsy
maintsy hampijalina ny
ratsy fanahy;
Fa ny taranaky ny marina no
hovonjena.
22 Toy ny kavim-bolamena eo
amy ny oron-kisoa
Ny vehivavy tsara tarehy tsy
manam-pahendrena.[2]
23 Ny soa hiany no irin' ny
marina;
Fa fahatezerana no fanan-
tenan' ny ratsy fanahy.
24 Misy mahafoy,[3] nefa mitombo
fananana hiany;
Ary misy fatra-pahihitra loa-
tra,[4] nefa tonga malahelo
hiany.
25 Izay manisy soa olona hoha-
tavezina;
Ary izay mandena dia mba
holemana kosa.[5]
26 Izay tsy mamoaka ny variny
dia ozonin' ny olona;
Fa saotra no ho amy ny lohan'
izay mivarotra.
27 Izay fatra-pikatsaka ny tsara
no mitady ny mahafinari-
tra;
Fa izay mitady ny ratsy dia
hiharan' izany.
28 Izay matoky ny hareny dia
ho lavo;
Fa ny marina ho tahaka ny
ravina maitso.
29 Izay mampidi-doza amy ny
ankohonany dia mandova
ny rivotra;
Ary ny adala dia tonga mpa-
nompon' ny hendry.
30 Ny vokatry ny marina dia
hazon' aina,
Ary ny hendry dia mahataona
olona.
31 Indro, ny marina aza dia va-
liana etỳ an-tany,
Koa mainka fa ny ratsy
fanahy sy ny mpanota!

XII. Izay tia fananarana no tia
fahalalana;
Fa izay mandà anatra dia biby.
2 Ny tsara fanahy mahazo si-
traka aminy Jehovah;
Fa ny mamoron-tsain-dratsy
hohelohiny.
3 Tsy maha-tafatoetra ny olona
ny haratsiana;
Fa ny fàkan' ny marina tsy
mba hihetsika.
4 Ny vehivavy tsara dia satro-
boninahitry ny lahy;
Fa ny vehivavy manao izay
mahamenatra kosa dia ta-
haka ny lo ao anatin' ny
taolana.

---

[1] *Heb.* Azo ifandraisan-tànana fa; *na:* Hatramy ny taranaka fara mandimby dia.
[2] *Na:* efa niala tamy ny fahendrena. [3] *Heb.* mamafy. [4] *Na:* mihazona ny hareny. [5] *Na:* Ary izay mampisotro dia mba hampisotroina kosa.

5 Rariny ny hevitry ny marina;
Fa fitaka ny fisainan' ny ratsy fanahy.
6 Ny tenin' ny ratsy fanahy dia otrika ho enti-mandatsa-dra;
Fa ny vavan' ny marina hamonjy azy.
7 Haringana ny ratsy fanahy ka tsy ho ao intsony;[1]
Fa ny mpianakavin' ny marina haharitra.
8 Araka ny fahendren' ny olona no hiderana azy;
Fa izay meloka am-po dia hatao tsinontsinona.
9 Aleo ambany toetra, nefa manana mpanompo iray,
Toy izay mihambo ho be voninahitra, nefa tsy manan-kohanina akory.
10 Ny marina mitsimbina ny ain' ny bibiny;
Fa fahasiahana kosa no famindrampon' ny ratsy fanahy.
11 Iray miasa ny taniny dia ho voky hanina;
Fa izay manaraka ny olompoana[2] dia tsy ampy saina.
12 Ny mpanota maniry ny hazan'[3] ny ratsy fanahy;
Fa ny fàkan' ny marina mitrebona.[4]
13 Amy ny fahotan' ny molotra dia misy fandrika ahitandoza;
Fa ny marina ho afaka amy ny fahoriana.
14 Ny vokatry ny vavan' ny olona no mahavoky soa azy,
Ary ny asan' ny tànany hitsingerina aminy.
15 Ny làlan' ny adala dia mahitsy eo imasony;
Fa izay mino anatra no hendry.
16 Ny fahasosoran' ny adala dia fantatra miaraka amin' izay;
Fa izay mahatsindry fo amy ny fanalam-baraka no hendry.
17 Izay olona mahatoky dia manambara ny rariny;
Fa ny vavolombelona mandainga kosa miteny fitaka.
18 Misy mandefalefa teny tsy tsaroana ka tonga toy ny fanindron' ny sabatra;
Fa ny lelan' ny marina dia fanasitranana kosa.
19 Ny molotra marina ampitoerina ho mandrakizay;
Fa ny lela mandainga dia indray mipì-maso monja.
20 Fitaka no ao am-pon' izay mamoron-tsain-dratsy;
Fa hafaliana no amin' izay misaina fiadanana.
21 Tsy misy ratsy manjo ny marina;
Fa heni-doza[5] ny ratsy fanahy.
22 Fahavetavetana eo imasony Jehovah ny molotra mandainga;
Fa izay olona mahatoky no ankasitrahany.
23 Ny olon-kendry tsy mba mampideradera fahalalana foana;[6]
Fa ny fon' ny adala mamoaka fahadalana.
24 Ny tànan' ny mazoto no hanapaka;
Fa izay miraviravy tànana dia hampanompoina.
25 Ny alahelo ao am-pon' ny olona dia mampitanondrika azy;
Fa ny teny soa no mahafaly azy.
26 Ny marina dia mitari-dàlana ny namany;
Fa ny alehan' ny ratsy fanahy kosa no mampivily azy.

---

[1] *Na:* Vetivety foana dia tsy ao intsony ny ratsy fanahy. [2] *Na:* ny zava-poana.
[3] *Na:* ny fandriky. [4] *Na:* Fa ny marina ataon' *Andriamanitra* miorim-paka.
[5] *Heb.* henika ny ratsy. [6] *Heb.* manafina fahalalana.

27 Ny kamo tsy mety mihaza;[1]
Fa fananana soa ho any ny olona ny zoto.
28 Amy ny làlan' ny fahamarinana no misy fiainana,
Ary ny tsi-fahafatesana no làlan-kalehany.

XIII. Ny zanaka hendry *mihaino* ny fananaran-drainy;
Fa ny mpaniratsira tsy mety mihaino, na dia anarina mafy aza.
2 Ny vokatry ny vavan' ny olona no ahazoany soa;
Fa ny hampidi-doza no mahafaly ny mpivadika.
3 Izay mahambim-bava no miaro ny ainy;[2]
Fa izay vavana dia haringana.
4 Ny fanahin' ny kamo maniry, fa tsy mba mahazo;
Fa ny fanahin' ny mazoto hohatavezina.
5 Ny lainga dia halan' ny marina;
Fa ny ratsy fanahy manao izay maharikoriko sy mahamenatra.
6 Ny fahamarinana miaro izay mandeha tsy misy tsiny;
Fa ny haratsiana mamotraka ny mpanota.
7 Misy mihambo ho manan-karena, nefa tsy manana na inona na inona;
Misy kosa mody malahelo, nefa manana harena be.
8 Ny haren' ny olona dia avotry ny ainy;
Fa ny levilevy tsy mampiraika ny malahelo akory.
9 Ny fahazavan' ny marina dia tsara firehitra;[3]
Fa ny jiron' ny ratsy fanahy ho faty.
10 Fifandirana hiany no vokatry ny fiavonavonana;
Fa ao amy ny mino anatra no misy fahendrena.
11 Ny harena azoazo foana dia mihena làlandava;
Fa izay mahavatra mitsimpona no mampitombo.
12 Ny fanantenana tsy azo veti-vety dia mankarary ambavafo;
Fa hazon' aina ny faniriana tanteraka.
13 Izay manamavo ny teny ho voasingony;[4]
Fa izay matahotra ny didy no hahazo valim-pitia.
14 Ny fampianaran' ny hendry dia loharanon' aina
Ka mampivily tsy ho ao amy ny fandriky ny fahafatesana.
15 Ny fahendrena tsara dia ahazoam-pitia;
Fa sarotra ny làlan' ny mpivadika.
16 Ny mahira-tsaina rehetra miasa amy ny fahalalana;
Fa ny adala kosa mampiseho hadalana;
17 Ny iraka ratsy fanahy idiran-doza;
Fa ny iraka mahatoky dia famelombelomana.[5]
18 Fahalahelovana sy henatra no ho an' izay mandà famaizana;
Fa izay manaiky anatra no homem-boninahitra.
19 Mamin' ny fo ny faniriana tanteraka;[6]
Fa fahavetavetana eo imason' ny adala ny hiala amy ny ratsy.
20 Izay miara-dia amy ny hendry dia ho hendry;
Fa izay misakaiza amy ny adala dia hidiran-doza.[7]
21 Ny mpanota dia enjehin' ny loza;

---

[1] *Na:* tsy mahatono izay nohazainy. [2] *Na:* ny fanahiny. [3] *Heb.* mifaly. [4] *Na:* mahavery tena. [5] *Na:* fanasitranana. [6] *Na:* efa mitranga. [7] *Na:* ho ratsy.

Fa hovalian-tsoa ny marina.
22 Ny tsara fanahy mahenina lova ny zafiny;
Fa ny haren' ny mpanota kosa voatahiry ho any ny marina.
23 Ny tanin' ny malahelo izay voasa dia ahazoana hanina be;
Fa maro no ringana noho ny fanaovany izay tsy rariny.
24 Izay mitsitsy ny tsorakazony dia tsy tia ny zanany;
Fa izay tia zanaka dia manafay azy, raha mbola kely.
25 Ny marina mihinana ka voky tsara;
Fa noana ny kibon' ny ratsy fanahy.

XIV. Ny vehivavy hendry [1] dia samy manao ny tranony;
Fa ny adala [2] kosa mandrava ny tranony amy ny tànany.
2 Mandeha mahitsy izay matahotra any Jehovah;
Fa mivily làlana kosa izay maniratsira Azy.
3 Eo am-bavan' ny adala misy tsorakazon' ny fiavonavonana;
Fa ny molotry ny hendry miaro ny tenany.
4 Raha tsy misy omby, dia foana [3] ny fihinanam-bilona;
Fa be ny fitomboan-karena azo amy ny herin' ny omby.
5 Ny vavolombelona mahatoky tsy mba mety mandainga;
Fa mamoaka lainga kosa ny vavolombelona tsy mahatoky.
6 Ny mpaniratsira mba mitady fahendrena, fa tsy mahita;
Fa ny manan-tsaina mora mahazo fahalalana.
7 Mialà eo anatrehan' ny olona adala,
Fa tsy ho hitanao *aminy* ny molotry ny fahalalana.
8 Ny mitandrina ny alehany no fahendren' ny mahira-tsaina;
Fa fitaka ny hadalan' ny adala.
9 Ny adala ihomehezan' ny fanati-panonerana; [4]
Fa ao amy ny marina no misy fankasitrahana.
10 Ny fo no mahalala ny fangidian' ny alahelony;
Ary tsy raharahan' ny olonkafa ny hafaliany.
11 Ravana ny tranon' ny ratsy fanahy;
Fa ambinina ny lain' ny marina.
12 Misy làlana ataon' ny olona ho mahitsy,
Kanjo làlana mivarina any amy ny fahafatesana no iafarany.
13 Na dia mihomehy aza, dia ory hiany ny fo,
Ary ny faran' ny hafaliana dia alahelo.
14 Ny mihemotra am-po dia ho voky ny alehany;
Fa ny tsara fanahy kosa ho voky ny azy hiany.
15 Ny kely saina mino ny teny rehetra;
Fa ny mahira-tsaina mandinika ny diany.
16 Ny hendry matahotra ka mivily tsy ho amy ny ratsy;
Fa ny adala fatra-pirehareha [5] ka matokitoky foana.
17 Izay malaky tezitra dia manao adaladala;
Ary ny olona mamoron-tsaindratsy dia ankahalaina.
18 Ny kely saina dia handova fahadalana;
Fa ny mahira-tsaina mahazo ny fahalalana ho satroboninahiny.[6]

---

[1] *Heb.* fahendren' ny vehivavy. [2] *Heb.* fahadalana. [3] *Heb.* madio.
[4] *Na:* Ihomehezan' ny adala ny heloka. [5] *Na:* misafoaka.
[6] *Na:* mandray fahalalana.

19 Ny ratsy fanahy miondrika eo anatrehan' ny tsara fanahy,
Ary ny meloka dia eo ambavahadin' ny marina.
20 Ny malahelo dia halan' ny havany aza;
Fa ny manan-karena no tian' ny maro.
21 Izay manao tsinontsinona ny namany dia manota;
Fa endrey ny fahasambaran' izay mamindra fo amy ny ory!
22 Tsy mivily va izay manao asa [1] ratsy?
Fa famindrampo sy fahamarinana no ho an' izay manao asa [1] tsara.
23 Ny fisasarana rehetra misy valiny avokoa;
Fa ny molotra mibedibedy foana tsy mba ahazoana na inona na inona.
24 Satroboninahitry ny hendry ny hareny;
Fa ny fahadalan' ny adala dia fahadalana hiany.
25 Ny vavolombelona marina mamonjy ain' olona;
Fa izay mamoaka lainga dia tena fitaka.
26 Ny fahatahorana any Jehovah dia fiarovana mahatoky,
Ary ny zanany hahazo fialofana.
27 Ny fahatahorana any Jehovah no loharanon' aina,
Hanalavirana ny fandriky ny fahafatesana.
28 Ny fahabetsahan' ny vahoaka no voninahitry ny mpanjaka;
Fa ny havitsiany kosa no fietreny.
29 Be saina izay mahatsindry fo;
Fa ny malaky tezitra mampiseho ny fahadalany.
30 Ny fo mionona no fiainan' ny nofo;
Fa ny fahamaimaizan-tsaina dia mahalo ny taolana.
31 Izay mampahory ny mahantra dia manala baraka ny Mpanao azy;
Fa ny mamindra fo aminy kosa dia manome voninahitra Azy.
32 Ny ratsy fanahy azera [2] noho ny haratsiany;
Fa ny marina matoky, na dia mby ao amy ny fahafatesana aza.
33 Mandry tsara ao am-pon' ny manan-tsaina ny fahendrena;
Fa ny any ny adala kosa dia miharihary.
34 Ny fahamarinana manandratra ny firenena;
Fa ny ota kosa dia fahafahambaraka amy ny olona.
35 Ny fankasitrahan' ny mpanjaka dia amy ny mpanompo hendry;
Fa ny fahatezerany kosa amy ny manao izay mahamenatra.

XV. Ny famaliana mora dia mampianina ny fahatezerana mafy;
Fa ny teny maharary mahatonga fahasosorana.
2 Ny lelan' ny hendry mampiseho fahalalana tsara;
Fa ny vavan' ny adala miboiboika fahadalana.
3 Ny masony Jehovah amin' izao rehetra izao,
Mijery ny ratsy fanahy sy ny tsara fanahy.
4 Ny teny [3] malemy dia hazon' aina;
Fa ny vava ratsy mandratra ny fanahy.
5 Ny adala maniratsira ny famaizan-drainy;
Fa izay mitandrina ny fananarana no hita ho hendry.

[1] *Na:* misaina ny. [2] *Na:* roahina. [3] *Heb.* lela.

6 Ao an-tranon' ny marina misy harena be;
Fa ny fitomboan' ny haren' ny ratsy fanahy dia misy loza.
7 Ny molotry ny hendry mampiely fahendrena;
Fa tsy mba toy izany ny fon' ny adala.
8 Ny fanatitry ny ratsy fanahy dia fahavetavetana eo imasony Jehovah;
Fa ny fivavaky ny marina no sitrany.
9 Fahavetavetana eo imasony Jehovah ny làlan' ny ratsy fanahy;
Fa izay fatra-panaraka ny fahamarinana no tiany.
10 Famaizana mafy no hihatra amin' izay mivily làlana,
Eny, izay mankahala anatra dia ho faty.
11 Ny fiainan-tsi-hita [1] sy ny fandringanana aza dia miharihary eo anatrehany Jehovah,
Koa mainka ny fon' ny zanak' olombelona!
12 Tsy tian' ny mpaniratsira izay mananatra azy,
Ary tsy mety manatona ny hendry izy.
13 Ny fo ravoravo mahamiramirana ny tarehy;
Fa ny alahelon' ny fo mahareraka ny fanahy.
14 Ny fon' ny manan-tsaina mitady fahendrena;
Fa ny vavan' ny adala mankamamy ny fahadalana.
15 Ratsy avokoa ny andron' ny ory;
Fa ny faharavoravoam-po dia fanasana mandrakariva.
16 Aleo ny kely misy ny fahatahorana any Jehovah
Toy izay harena be misy ahiahy.
17 Aleo sakafo anana ampiantsetsetra [2]
Toy izay omby mifahy asiandromoromo.[3]
18 Izay malaky tezitra manetsika ady;
Fa izay mahatsindry fo mampitsahatra fifandirana.
19 Ny làlan' ny malaina dia toy ny fefy tsilo;
Fa ny làlamben' ny marina dia voalamina tsara.
20 Ny zanaka hendry mahafaly ny rainy;
Fa ny adala manao tsinontsinona an-dreniny.
21 Ny fahadalana dia fifalian' ny tsy ampy saina;
Fa ny manan-tsaina kosa mizotra mahitsy.
22 Ho foana ny fikasana, raha tsy misy mpisaina;
Fa raha maro ny mpanolotsaina, dia tanteraka izany.
23 Faly ny olona, raha mahavaly tsara ny vavany,
Ary endrey ny hatsaran' ny teny atao amin' izay andro mahamety azy!
24 Làlan' aina ho any ambony no alehan' ny hendry,
Hanalavirany ny fiainan-tsihita [1] any ambany.
25 Ravany Jehovah ny tranon' ny mpiavonavona;
Fa ny fari-tanin' ny mpitondratena aoriny mafy.
26 Fahavetavetana eo imasony Jehovah ny hevi-dratsy;
Fa madio ny [4] teny mahafinaritra.
27 Izay fatra-pila harena dia mampidi-doza amy ny ankohonany;
Fa izay mankahala kolikoly no ho velona.
28 Ny fon' ny marina mihevitra vao mamaly;
Fa ny vavan' ny ratsy fanahy

[1] *Heb.* Sheola. [2] *Heb.* fitiavana. [3] *Heb.* fankahalana.
[4] *Na:* Fa ny madio *manao.*

kosa miboiboika fahara-
tsiana.
29 Jehovah dia lavitra ny ratsy
fanahy;
Fa ny fivavaky ny marina no
henoiny.
30 Ny tarehy miramirana[1] maha-
faly ny fo;
Ary ny filazan-tsoa mamelom-
belona ny taolana.
31 Ny sofina izay mihaino anatra
mahavelona
Dia miara-mitoetra amy ny
hendry.
32 Izay mandà anatra dia manary
tena;
Fa izay mihaino ny fanana-
rana no mahazo fahalalana.
33 Ny fahatahorana any Jehovah
dia fananarana mampaha-
hendry;
Ary ny fanetren-tena mialoha
ny fisandratana.

XVI. Ny fikasan' ny fo no amy ny
olona;
Fa ny famalian' ny lela dia
avy aminy Jehovah.
2 Ataon' ny olona ho madio
avokoa ny làlana rehetra
alehany;
Fa Jehovah hiany no mpan-
danja ny fanahy.
3 Ankino aminy Jehovah ny
asanao,
Dia ho lavorary izay kasai-
nao.
4 Ny zavatra rehetra nataony
Jehovah dia samy misy an-
tony avokoa;
Eny, ny ratsy fanahy koa aza
dia nataony ho amy ny an-
dro hahitan-doza.
5 Fahavetavetana eo imasony
Jehovah izay rehetra mia-
vonavona am-po,
Azo itompoana tokoa fa[2] tsy
maintsy hampijalina izy.
6 Ny famindrampo sy ny faha-
marinana no avotra amy ny
heloka;
Ary ny fahatahorana any Je-
hovah no analavirana ny
ratsy.
7 Raha sitraky Jehovah ny ale-
han' ny olona,
Na dia ny fahavalony aza dia
hampihavaniny aminy.
8 Aleo ny kely omban' ny faha-
marinana
Toy izay ny harem-bevava azo
amy ny tsy rariny.
9 Ny fon' ny olona mihevitra
tsara ny halehany;
Fa Jehovah hiany no mahala-
vorary ny diany.
10 Ny teny marina dia eo amy
ny molotry ny mpanjaka,
Ary tsy diso teny izy, raha
mitsara.
11 Any Jehovah ny fandanjana
sy ny mizana marina,
Avy aminy[3] avokoa ireo vato
rehetra an-kitapo.
12 Fahavetavetana eo imason'
ny mpanjaka ny fanaovan-
dratsy;
Fa fahamarinana no iorenan'
ny seza fiandrianana.
13 Sitraky ny mpanjaka ny mo-
lotra marina,
Ary izay miteny mahitsy no
tiany.
14 Ny fahatezeran' ny mpan-
jaka dia iraky ny fahafa-
tesana,
Fa ny olon-kendry mampio-
nona izany.
15 Amy ny fahamiramiranan' ny
tarehin' ny mpanjaka dia
misy fiainana,
Ary ny fankasitrahany dia
toy ny rahona amy ny
fararano.
16 Tsara ny mahazo fahendrena
noho ny volamena,
Ary tsara ny mahazo fahala-
lana noho ny volafotsy.

---

[1] *Heb.* Ny fahazavan' ny maso.

[2] *Heb.* Azo ifandraisan-tànana; *na:* Hatramy ny taranaka fara mandimby dia.

[3] *Heb.* Asany.

17 Ny manalavitra ny ratsy no làlamben' ny marina,
Ary izay mitandrina ny alehany no miaro ny ainy.[1]
18 Ny fiavonavonana mialoha ny fahasimbana,
Ary ny fanahy mirehareha mialoha ny fahalavoana.
19 Tsara ny malemy fanahy ao amin' izay manetry tena
Noho ny mizara babo amin' izay miavonavona.
20 Izay mandinika ny teny no hahita soa;
Ary izay matoky any Jehovah no ho sambatra.
21 Izay hendry am-po dia lazaina hoe manan-tsaina,
Ary ny hamamian' ny molotra mampandroso fahendrena.
22 Loharanon' aina ny fahazavan-tsaina amin' izay manana izany;
Fa ny famaizana ataon' ny adala dia fahadalana hiany.
23 Ny fon' ny hendry mahahendry ny vavany
Sady manampy fahendrena eo amy ny molony.
24 Toho-tantely ny teny mahafinaritra,
Ka sady mamin' ny fanahy no mahatsara ny taolana.
25 Misy làlana ataon' ny olona ho mahitsy,
Kanjo làlana mivarina any amy ny fahafatesana no iafarany.
26 Ny fahanoanan' ny mpiasa dia mampiasa azy,[2]
Fa ny tendany[3] no manesika azy.
27 Ny ratsy fanahy mihady lavaka fanimbana,
Sady misy toy ny afo mahamay eo amy ny molony.
28 Ny mpivadibadika mamafy ady;
Ary ny mpibitsibitsika mampisaraka ny tena mpisakaiza.
29 Ny lozabe mitaona ny namany
Ka mitarika azy amy ny làlana tsy tsara.
30 Izay manakimpy ny masony hieritreritra ny ratsy
Sady manaikitraiki-molotra dia efa mikasa hanao ratsy.
31 Satroboninahitra tsara tarehy ny volo fotsy,
Ao amy ny làlan' ny fahamarinana no ahazoana azy.
32 Tsara ny mahatsindry fo noho ny mahery,
Ary izay mahazaka ny fanahiny noho izay mahafabohitra.
33 Ny filokana dia atsipy ao ampofoany;
Fa avy aminy Jehovah hiany no isehoan' ny fitsarany.

XVII. Tsara ny sombi-mofo maina misy fiadanana
Noho ny trano feno hena misy fifandirana.
2 Ny mpanompo hendry dia hanapaka ny zanaka manao izay mahamenatra
Sady hizara lova amy ny mpirahalahy.
3 Ny memy ho any ny volafotsy, ary ny fatana fandrendrehana ho any ny volamena;
Fa Jehovah hiany no Mpamantatra ny fo.
4 Ny mpanao ratsy mampandry sofina amy ny molotra mandainga;
Ary ny mpandainga mihaino ny lela mampidi-doza.
5 Izay mihomehy ny malahelo manala baraka ny Mpanao azy;
Ary izay faly amy ny fahorian' ny sasany dia tsy maintsy hampijalina.
6 Satroboninahitry ny antitra ny zafiny;
Ary voninahitry ny zanaka ny rainy.

[1] *Na:* fanahiny. [2] *Heb.* miasa ho azy. [3] *Heb.* vavany.

7 Ny teny jadona tsy tandrifiny halahatry ny adala,
Koa mainka fa tsy tokony ho any ny zanak' andriana ny molotra mandainga.
8 Ny kolikoly dia toy ny vato soa eo imason' izay mahazo azy,
Ka na aiza na aiza alehany dia ambinina hiany.
9 Izay te-ho be fitiavana dia manaron-keloka;
Fa izay mamohafoha teny mampisaraka ny tena mpisakaiza.
10 Ny anatra dia manan-kery kokoa amy ny hendry
Noho ny kapoka injato amy ny adala.
11 Ny maditra dia fatra-pitady ny ratsy,
Ka dia iraka lozabe no irahina hamely azy.
12 Aleo mifanena amy ny bera very anaka
Toy izay amy ny adala feno hadalana.
13 Izay mamaly ratsy ny soa,
Ny ratsy tsy hiala ao antranony.
14 Ny fiandohan' ny ady dia toy ny manata-drano,
Koa ilaozy ny fifandirana, dieny tsy mbola mifandramatra.
15 Izay manamarina ny meloka, na izay manameloka ny marina,
Dia samy fahavetavetana eo imaso ny Jehovah.
16 Hatao inona re ity vola antànan' ny adala?
Hamidy fahendrena va?—tsy manan-tsaina izy.
17 Izay tena sakaiza tokoa dia tia amy ny andro rehetra,
Sady miseho[1] ho rahalahy hamonjy amy ny fahoriana.
18 Olona tsy ampy saina izay mifandray tànana
Hiantoka eo anatrehan' ny sakaizany.
19 Izay tia ady dia tia heloka;
Ary izay manao vavahady avo mitady fahasimbana.
20 Izay madì-po tsy hahita soa;
Ary izay manana lela mandainga hivarina any amy ny loza.
21 Izay miteraka adala hahazo alahelo;
Ary ny rain' ny adala tsy ho faly.
22 Ny fo ravoravo mahasalama tsara;
Fa ny fanahy kivy mahamaina ny taolana.
23 Ny ratsy fanahy mandray kolikoly avy any anaty lamba
Ho entiny mamadika ny rariny.
24 Eo anoloan' ny manan-tsaina ny fahendrena;
Fa ny mason' ny adala dia mibirioka any amy ny faran' ny tany.
25 Ny zanaka adala mampalahelo ny rainy
Sady fahoriana mangidy amy ny reniny niteraka azy.
26 Tsy mety raha mampijaly ny marina,
Na mamely ny manan-kaja noho ny fahamarinany.[2]
27 Izay mahafihim-bava no manam-pahalalana;
Ary izay mahatsindry fo no manan-tsaina.
28 Na ny adala aza, raha tsy miteny, dia atao ho hendry,
Ary izay mahafihim-bava dia toa manan-tsaina.

XVIII. Izay mitokana ho azy dia mitady ny mahafinaritra ny tenany hiany,
Misafoaka manohitra izay hevitra mahasoa rehetra izy.

[1] *Heb.* ateraka.

[2] *Na:* tsy amy ny rariny.

2 Ny adala tsy mba finaritra amy ny fahalalana,
Fa ta-haneho izay ao am-pony.
3 Raha avy ny ratsy fanahy, dia avy ny fanamavoana;
Ary miaraka amy ny fahafaham-baraka ny henatra.
4 Rano lalina ny teny aloaky ny vavan' ny olona,
Ary rano miboiboika ny loharanon' ny fahendrena.
5 Tsy mety raha manohana ny ratsy fanahy
Handresy ny marina amy ny fitsarana.
6 Ny molotry ny adala manatona ny fifandirana,
Ary ny vavany mihantsy kapoka.
7 Ny vavan' ny adala no fandringanana azy,
Ary ny molony hiany no fandriky ny fanahiny.
8 Ny tenin' ny mpifosafosa dia toy ny hanim-py
Ka mikorotsaka ao anaty kibo indrindra.
9 Ary izay malaina amy ny asany
Dia rahalahin' ny mpanimba.
10 Ny anarany Jehovah dia tilikambo mafy;
Ny marina miezaka ho ao aminy ka voavonjy.[1]
11 Ny haren' ny manan-karena no vohiny mafy,
Ary raha araka ny fiheviny, dia toa mànda avo izany.
12 Ny fireharehan' ny fon' ny olona mialoha ny fahasimbana;
Fa ny fanetren-tena kosa mialoha ny voninahitra.
13 Izay mamaly teny mbola tsy re,
Dia hadalana sy henatra ho azy izany.
14 Ny faharariany dia zakan' ny fanahin' ny olona hiany;
Fa ny fanahy kivy, iza no mahazaka izany?
15 Ny fon' ny manan-tsaina ma hazo fahalalana;
Ary ny sofin' ny hendry mitady izany.
16 Ny fanomezan' ny olona dia mahalalaka ny alehany
Hahatonga azy eo anatrehan' ny lehibe.
17 Izay mandahatra aloha no toa marina;
Fa nony avy kosa ny andaniny, dia mamaly ny teniny.
18 Ny filokana mampitsahatra ady
Ary mampisaraka ny samy mahery.
19 Ny *mampionona* ny rahalahy voaisy ratsy dia *sarotra* noho ny *mahafaka* vohitra mafy,
Ary ny fifandirana *aminy* dia tahaka ny hidin' ny lapan' ny mpanjaka.
20 Ny vokatry ny vavan' ny olona no mahavoky soa azy;
Eny, ny vokatry ny molony no mahavoky azy.
21 Ny mahafaty sy ny mahavelona samy hain' ny lela,
Koa izay manarana azy dia hihinana ny vokany.
22 Izay lehilahy mahazo vady dia mahazo zava-tsoa
Sady mahita sitraka aminy Jehovah.
23 Fitarainana no ataon' ny malahelo;
Nefa ny manan-karena kosa dia mamaly mahery.
24 Izay maro sakaiza tsy maintsy tra-pahoriana;[2]
Fa misy sakaiza tia, izay mifikitra noho ny rahalahy aza.

XIX. Tsara ny malahelo mandeha tsy misy tsiny
Noho izay mandainga amy ny molony sady adala.

---

[1] *Heb.* atao amy ny avo.

[2] *Na:* tsy maintsy hita fa ratsy.

2 Tsy tsara raha tsy manampahalalana ny fanahy;
Ary izay miezaka mosalahy dia ho diso làlana.
3 Ny fahadalan' ny olona no mahasimba ny alehany,
Ka aminy Jehovah no sosotra ny fony.
4 Ny harena mahamaro sakaiza;
Fa ny malahelo afoin' ny sakaizany.
5 Ny vavolombelona mandainga tsy ho afa-tsiny,
Ary izay mamoaka lainga tsy ho afa-miala.
6 Maro no mandambolambo andriana;
Ary ny olona rehetra samy misakaiza amin' izay mpanome zavatra.
7 Ny malahelo dia halan' ny rahalahiny rehetra,
Koa mainka fa ny sakaizany tsy hanalavitra azy va?
Manandrandra amy ny teny tsy misy [1] izy.
8 Izay mihary fahendrena no tia ny tenany,
Ary izay mitandrina fahalalana hahita soa.
9 Ny vavolombelona mandainga tsy maintsy hampijalina,
Ary ny miteny lainga ho very.
10 Ny ho velona amy ny fahafinaretana dia tsy tandrifiny ho any ny adala,
Koa mainka izay hanapahan' ny mpanompo ny zanak' andriana.
11 Ny fahendren' ny olona manindry ny fahatezerany,
Ary voninahitra ho azy ny tsy mamaly fahadisoana.
12 Ny fahatezeran' ny mpanjaka dia toy ny fieron' ny liona tanora;
Fa ny fitiany kosa toy ny ando amy ny ahitra.
13 Ny zanaka adala mahabe fahoriana ny rainy;
Ary ny ady ataon' ny vehivavy dia toy ny rano mitete mandrakariva.
14 Trano sy harena no lova avy amy ny ray;
Fa ny vady hendry kosa dia avy aminy Jehovah.
15 Ny hakamoana mahasondriantory,
Ary ho mosarena ny olona malaina.
16 Izay mitandrina ny didy mitandrina ny ainy; [2]
Fa izay tsy mihevitra ny alehany dia ho faty.
17 Izay miantra ny malahelo dia mampisambotra any Jehovah,
Ary izay nomeny dia honerany kosa.
18 Faizo ny zanakao, fa mbola misy azo antenaina hiany,
Nefa aza dia entim-po loatra, fandrao mahafaty azy.
19 Ny lozabe tsy maintsy hampijalina;
Ary na dia vonjenao aza izy, dia mbola hanahirana anao hiany indray.
20 Henoy ny saina atolotra, ary raiso ny fananarana,
Mba ho hendry hianao amin' izay hiafaranao. [3]
21 Maro ny hevitra ao am-pon' ny olona;
Fa ny fisainany Jehovah no haharitra.
22 Fifaliana amy ny olona ny manisy soa;
Ary aleo ho malahelo toy izay ho mpandainga.
23 Ny fahatahorana any Jehovah no ahazoana fiainana;
Izay manana izany tsy mba handry fotsy sady tsy hiharan-doza.
24 Ny malaina dia mangarona ny eo an-dovia amy ny tànany,
Nefa ny mampakatra azy ho

[1] *Heb.* manenjika teny tsy misy. [2] *Na:* ny fanahiny. [3] *Na:* any aoriana.

amy ny vavany dia tsy zakany.
25 Kapohy ny mpaniratsira, dia ho hendry ny kely saina;
Ary anaro ny manan-tsaina, dia hahalala fahendrena izy.
26 Izay mitohatoha amin-drainy sy mandroaka ny reniny
Dia zanaka mahamenatra sy mahafa-baraka.
27 Anaka, mitsahara tsy hihaino anatra izay mampanalavitra anao ny tenin' ny fahalalana.[1]
28 Ny vavolombelona ratsy maniratsira ny fitsarana;
Ary ny vavan' ny ratsy fanahy mitelina ny ratsy.
29 Vonona ho amy ny mpaniratsira ny fanamelohana,
Ary ny kapoka ho amy ny lamosin' ny adala.

XX. Mpaniratsira ny divay, ary mpitabataba ny toaka,
Koa izay miraikiraiky azon' izany dia tsy hendry.
2 Ny fampitahoran' ny mpanjaka dia toy ny fieron' ny liona tanora;
Izay mampahatezitra azy dia mankahà-doza hihatra amy ny ainy.
3 Voninahitry ny olona ny hanalavitra ny ady;
Fa ny adala rehetra kosa misafoaka.
4 Ny malaina tsy mety miasa amy ny ririnina,[2]
Ka dia hangataka izy raha fararano, fa tsy hahazo.
5 Rano lalina ny hevitra ao ampon' ny olona;
Fa izay manan-tsaina dia mahay manovo azy hiany.
6 Maro ny olona samy midera ny soa ataon' ny tenany avy;
Fa izay olo-mahatoky, iza moa no mahita azy?
7 Izay olona marina mandeha amy ny fahitsiany—
Sambatra ny zanany mandimby azy.
8 Mipetraka eo amy ny seza fitsarana ny mpanjaka,
Ka mikororoka manaisotra ny ratsy rehetra ny masony.
9 Iza no mahazo manao hoe:
Efa nahadio ny foko aho
Ka madio tsy manana ota?
10 Ny vato mizana samihafa sy ny vata famarana samihafa
Dia samy fahavetavetana eo imasony Jehovah.
11 Na dia ny zaza aza dia mampiseho amy ny fanaony
Na madio sy mahitsy ny fitondrantenany.
12 Ny sofina mandre sy ny maso mahita
Dia samy nataony Jehovah avokoa.
13 Aza tia torimaso hianao, fandrao tonga malahelo;
Ahirato ny masonao, dia ho voky hanina hianao.
14 Ratsy! ratsy! hoy ny mpividy;
Kanjo nony lasa izy, dia mandoka tena.
15 Ao hiany ny volamena sy ny voahangy[3] betsaka;
Fa ny molotra misy fahalalana no ravaka soa.
16 Alao ny lambany, fa efa niantoka olon-kafa izy,
Ary tano ho solon' ny vahiny[4] niantohany.
17 Mamin' ny olona ny hanina azo amy ny fitaka;
Kanjo ho feno fasika ny vavany any am-parany.
18 Ny hevitra rehetra dia aorin' ny fisainana,

---

[1] *Na:* Anaka, raha dia minia manalavitra ny tenin' ny fahalalana hianao, dia mitsahara tsy hihaino anatra. [2] *Na:* noho ny ririnina; *na:* noho ny haben' ny vokatra.
[3] *Na:* perla. [4] *Na:* vahiny janga.

Ary ny fahaizana mandamina
tsara no entonao miady.
19 Izay mandehandeha manaratsy dia manambara ny hevitra afenina,
Koa aza miraharaha amin' izay mibedibedy foana.
20 Izay manozona ny rainy na ny reniny,
Dia ho faty ao amy ny alimpito ny jirony.
21 Ny harena malaky azo foana [1] eo am-boalohany
Dia tsy hotahina any amparany.
22 Aza manao hoe : Hamaly ny ratsy nataony aho ;
Fa andraso Jehovah, fa Izy no hamonjy anao.
23 Fahavetavetana eo imasony Jehovah ny vato samihafa,
Ary ny mizana mandainga dia tsy tsara.
24 Avy aminy Jehovah ny dian' ny olona,
Ary hataon' izay olombelona ahoana no hahafantatra ny làlany?
25 Fandrika amy ny olona ny malaky manao hoe : Zavatra masina ity ;
Ka nony vita ny voady, vao mamototra.
26 Ny mpanjaka hendry mikororoka manaisotra ny ratsy fanahy
Sady mitarika ny kodia fivelezana eo amboniny.
27 Jirony Jehovah ny fanahin' ny olona,
Itsilovana ny efitrefitra rehetra ao am-po.
28 Famindrampo sy fahamarinana no miaro ny mpanjaka,
Ary ampitoeriny amy ny famindrampo ny seza fiandrianany.
29 Voninahitry ny zatovo ny fahatanjahany,
Ary ravaky ny anti-panahy ny volo fotsy.
30 Ny fampangirifiriana [2] dia mahafaka ny faharatsiana,
Ary ny kapoka mahadio ny efitrefitra ao an-kibo.

XXI. Rano velona eo an-tànany Jehovah ny fon' ny mpanjaka
Ka tarihiny amin' izay tiany.
2 Ataon' ny olona ho marina avokoa ny làlana rehetra alehany ;
Fa Jehovah hiany no Mpandanja ny fo.
3 Ny hanao izay marina sy mahitsy
No sitraky Jehovah mihoatra noho ny fanatitra alatsadra.
4 Ny fiandranandran' ny maso sy ny fiavonavon' ny fo—
Izay jiron' [3] ny ratsy fanahy —dia ota.
5 Ny hevitry ny mazoto dia mampanan-karena ;
Fa ny maimaika rehetra dia halahelo hiany.
6 Ny fahazoan-karena amy ny lela mandainga
Dia fofonaina mihelina ho an' izay mitady fahafatesana.
7 Ny fitohatohan' ny ratsy fanahy hamongotra azy,
Satria mandà tsy hanao izay marina izy.
8 Miolikolika ny làlan' ny mavesa-keloka ;
Fa mahitsy ny ataon' ny madio.
9 Aleo mitoetra eo an-joron' ny tampon-trano
Toy izay hiray trano amy ny vehivavy tia ady.
10 Ny fanahin' ny ratsy fanahy maniry ny ratsy,
Ka na dia ny havany aza tsy mahita fitia eo imasony.
11 Raha ampijalina ny mpanira-

[1] *Na :* mahamahimahina. [2] *Heb.* ratra avy amy ny kapoka. [3] *Na :* asan'.

tsira, dia ho hendry ny kely saina;
Ary raha toroan-kevitra ny hendry, dia hahazo fahalalana izy.
12 Ny Iray Marina no mandinika ny tranon' ny ratsy fanahy
Ka mamarina azy ho amy ny loza.
13 Izay manentsin-tadìny amy ny fitarainan' ny malahelo,
Dia mba hitaraina kosa izy, fa tsy hohenoina.
14 Ny fanomezana mangingina mampionona ny fahatezerana,
Ary ny kolikoly amy ny takona mampitsahatra ny fahavinirana mafy.
15 Fifalian' ny marina ny hanao araka ny rariny;
Fa zava-mahatahotra ny mpanao ratsy kosa izany.
16 Ny olona izay mivily miala amy ny làlan' ny fahendrena
Dia hitoetra ao amy ny fivorian' ny fanahin' ny maty.
17 Izay tia fanaranam-po dia olona halahelo,
Eny, izay tia divay sy diloilo tsy mba hanan-karena.
18 Ny ratsy fanahy dia ho avotry ny marina,
Ary ny mpivadika ho solon' ny mahitsy.
19 Aleo mitoetra any an-efitra
Toy izay amy ny vehivavy tia ady sady foizina.
20 Harena mahafinaritra sy diloilo no ao amy ny tranon' ny hendry;
Fa ny adala mandany azy.
21 Izay fatra-panaraka fahamarinana sy famindrampo
Dia hahazo fiainana sy fahamarinana ary voninahitra.
22 Ny hendry mananika ny vohitry ny mahery
Ka mandrodana ny fiarovana mafy izay itokiany.
23 Izay miambina ny vavany sy ny lelany
Dia miaro ny fanahiny tsy ho azom-pahoriana.
24 Izay mirehareha sy miavonavona no atao hoe mpaniratsira,
Dia izay olona fatra-piavonavona.
25 Ny fanirian' ny malaina hahafaty azy,
Satria ny tànany tsy mety miasa tsinona;
26 Maniry fatratra mandritra ny andro izy;
Fa ny marina kosa manome ka tsy mba mahihitra.
27 Ny fanatitry ny ratsy fanahy dia fahavetavetana,
Ka indrindra raha amy ny sain-dratsy no itondrany azy.
28 Ho faty ny vavolombelona mandainga;
Fa izay mihaino dia hiteny mandrakariva.
29 Ny ratsy fanahy mampiseho ny fahasahisahiany amy ny tarehiny;
Fa ny marina kosa dia mihevitra izay halehany.
30 Tsy misy fahendrena, na fahalalana,
Na fisainana, mahaleo any Jehovah.
31 Voaomana ny soavaly ho amy ny andro iadiana;
Fa any Jehovah hiany ny fandresena.

XXII. Aleo ho tsara laza toy izay ho be harena,
Ary tsara ny fitia noho ny volafotsy sy ny volamena.
2 Mihaona ny manan-karena sy ny malahelo;
Fa Jehovah no Mpanao azy roa tonta.
3 Ny mahira-tsaina mahatsinjo ny loza ka miery;
Fa ny kely saina kosa mandroso ka voa.

4 Ny valin' ny fanetren-tena *sy* ny fahatahorana any Jehovah
Dia harena sy voninahitra ary fiainana.
5 Tsilo sy fandrika no amy ny alehan' ny maditra;
Fa izay te-hiaro ny ainy dia manalavitra izany.
6 Zaro amin' izay làlana tokony halehany ny zaza,
Ka na rehefa antitra aza izy, dia tsy hiala amin' izany.
7 Ny manan-karena dia manapaka ny malahelo,
Ary izay misambotra dia mpanompon' ny mampisambotra.
8 Izay mamafy heloka dia hijinja fahoriana,
Ary ho levona ny tsorakazon' ny fahatezerany.
9 Izay manana maso miantra hotahina,
Satria anomezany ho any ny malahelo ny haniny.
10 Roahy ny mpaniratsira, dia ho afaka ny fifandirana,
Eny, hitsahatra ny ady sy ny fahafaham-baraka.
11 Izay tia fahadiovam-po, dia milaza soa ny molony,
Sady sakaizan' ny mpanjaka izy.
12 Ny masony Jehovah miaro ny *manam*-pahalalana;
Fa ny tenin' ny mpivadika dia foanany.
13 Hoy ny malaina: Misy liona any ivelany;
Ho fatin' ny sasany any andàlambe aho.
14 Ny vavan' ny vehivavy jejo [1] dia lavaka lalina;
Izay voaozony Jehovah no ho latsaka ao.
15 Miraikitra amy ny fon' ny zaza ny hadalana;
Fa ny tsorakazo famaizana no hampanalavitra izany aminy.
16 Izay mampahory ny malahelo dia mampitombo ny hareny;
Fa izay manome ho any ny manana kosa dia mampihena ny hareny.

*Ohabolana ny amy ny fahamarinana sy ny fitondrantenan' ny hendry.*

17 ATONGILANO ny sofinao, ka henoy ny tenin' ny hendry,
Ary ampitandremo ny fahalalako ny fonao;
18 Fa mahafinaritra raha voatahirinao ao an-kibonao izany,
Koa aoka samy ho eo amy ny molotrao.
19 Hianao dia hianao no nampahafantariko izany,
Mba hitokianao aminy Jehovah.
20 Tsy efa nanoratra zava-tsoa ho anao va aho,
Izay misy hevitra tsara sy fahalalana,
21 Mba hampahafantariko ny fahamarinan' ny teny mahatoky hianao,
Sy hahazoanao teny holazaina amin' izay naniraka anao?

22 Aza manosihosy ny malahelo, saingy malahelo izy;
Ary aza dia manifakifa ny ory eo am-bavahady;
23 Fa Jehovah anie ka hisolo vava azy amy ny adiny
Ary hanimba ny ain' izay manimba azy.
24 Aza misakaiza amy ny olona mora tezitra,
Ary aza miara-dia amy ny olona foizina,
25 Fandrao hianao mianatra ny fanaony
Ka mahazo fandrika ho any ny ainao.
26 Aza mety ho isan' izay mifandray tànana,
Na izay mianto-trosa;
27 Raha tsy manan-kaloa hianao,

[1] *Heb.* vehivavy tsy vadiny.

Nahoana no dia halainy ny
lafika andrianao?
28 Aza manakisaka ny fari-tany
ela,
Izay naorin' ny razanao.
29 Mahita olona mailaka amy ny
raharahany va hianao?
Eo anatrehan' ny mpanjaka
no hitsanganany,
Fa tsy hitsangana eo anatre-
han' ny olona ambany izy.

XXIII. Raha mipetraka hiara-ko-
mana amy ny mpanapaka
hianao,
Dia hevero tsara izay eo ana-
trehanao,[1]
2 Ka andraso antsy ny tendanao,
Raha dia liana loatra hianao.
3 Aza mitsiriritra ny hanim-
piny,
Fa hani-mamitaka izany.
4 Aza manasa-tena hanan-ka-
rena,
Aza entina amin' izany ny
fahendrenao.
5 Moa hampanarahinao azy va
ny masonao, nefa tsy ao
intsony izy?
Fa maniry elatra tokoa izy
Ka manidina toy ny voroma-
hery ho eny amy ny lani-
tra.
6 Aza homana ny mofon' izay
ratsy fijery,
Ary aza mitsiriritra ny hanim-
piny;
7 Fa tahaka ny heviny ao am-
pony hiany no toetrany:
Hoy izy aminao: Mihinàna,
misotroa;
Kanjo tsy sitrany hianao.
8 Izay sombiny kely voatelinao
aza dia mbola haloanao,
Ka ho very foana ny teny
mahafinaritra nataonao.
9 Aza miteny amy[2] ny adala;
Fa hohamavoiny foana ny
fahendren' ny teninao.
10 Aza manakisaka ny fari-tany
ela,
Ary aza manitatra mankamy[3]
ny sahan' ny kamboty;
11 Fa mahery ny Mpanavotra
azy,
Izy no hisolo vava azy amy
ny adiny aminao.
12 Ampiekeo famaizana ny fonao,
Sy tenim-pahalalana ny sofinao.
13 Aza tsy manafay zanaka,
Fa tsy dia ho faty izy tsy
akory, na dia asianao ny
hazo aza;[4]
14 Raha mamely azy amy ny
hazo hianao,
Dia ho voavonjinao tsy ho any
amy ny fiainan-tsi-hita[5] ny
fanahiny.
15 Anaka, raha hendry ny fonao,
Dia ho faly koa ny foko, dia
ny foko;
16 Eny, ho ravoravo ny fanahiko,[6]
Raha miteny marina ny molo-
trao.
17 Aoka tsy hialona ny mpanota
ny fonao;
Fa matahora any Jehovah
mandritra ny andro;
18 Fa raha mbola hisy koa ny
farany,
Dia tsy ho foana ny fanante-
nanao.

19 Mihainoa hianao, anaka, ka
hendre,
Ary ampizory amy ny làlana
ny fonao.
20 Aza misakaiza amin' izay mpi-
boboka divay
Sy izay fatra-pitia hena;
21 Fa halahelo izay mpiboboka
sy izay fatra-pitia hena;
Ary ny fitiavan-torimaso mam-
pitafy voro-damba.
22 Maneke ny rainao izay nite-
raka anao,
Ary aza manamavo ny reni-
nao, saingy efa antitra izy.

---

[1] *Na:* anoloanao. [2] *Heb.* an-tsofin'. [3] *Heb.* miditra amy.
[4] *Na:* Fa tsy ho faty izy, raha asianao ny hazo. [5] *Heb.* Sheola. [6] *Heb* voako.

23 Vidio ny marina, ka aza amidy,
Dia ny fahendrena sy ny fananarana ary ny fahazavantsaina.
24 Hifaly dia hifaly ny rain' ny marina,
Ary izay miteraka zaza hendry hanam-pifaliana aminy.
25 Aoka ho faly ny rainao sy ny reninao,
Eny, aoka ho ravoravo ny reninao izay niteraka anao.

26 Anaka, atolory ahy ny fonao,
Ary aoka ny masonao ho faly mijery ny làlako ;[1]
27 Fa ny vehivavy jejo [2] dia hady lalina,
Ary ny vahiny janga lavaka ety ;
28 Eny, manotrika toy ny jiolahy ireny
Ary mahamaro ny olona mpivadika.
29 An' iza ny Indrisy ? An' iza ny Endrey ?
An' iza ny fifandirana ? An' iza ny fitolokoana ?
An' iza ny ratra tsy ahoantsy ahoana ?
An' iza ny maso mivoaramena ? [3]
30 An' izay mikikitra amy ny divay,
Eny, an' izay mandeha hanandrana divay voaharoharo zavatra.
31 Aza mijery ny divay noho ny hamenany
Sy ny fanganohanony eo anaty gilasy [4]
Ary ny fikoriany mahafinaritra.
32 Fa amy ny farany dia hanaikitra toy ny bibilava izy
Ary hanindrona toy ny menarana.
33 Koa ny masonao dia hijery vehivavy jejo,[2]
Ary ny fonao hieritreri-dratsy.[5]
34 Eny, ho sahala amin' izay mandry ao amy ny ranomasina hianao
Sady ho tahaka izay mandry eo an-tendron' ny andrintsambo.
35 Nokapohiny aho, *hoy hianao*, fa tsy reko naharary ahy,
Nandalasiny aho, fa tsy tsaroako ;
Rahoviana ange aho no hifoha mba hitadiavako azy indray ?

XXIV. Aza mialona ny olona ratsy fanahy,
Na maniry ho namany ;
2 Fa fandravana no saintsainin' ny fony,
Ary fampahoriana no tenenin' ny molony.
3 Fahendrena no anaovana trano ;
Ary fahalalinan-tsaina no mampaharitra azy ;
4 Sady fahalalana no hamenoana ny efi-trano
Amin' izay harena soa sy mahafinaritra rehetra.
5 Be hery ny lehilahy hendry,
Eny, mitombo hery ny olona manam-pahalalana ;
6 Fa ny fahaizana mandamina tsara no entonao miady,
Ary raha maro ny mpanolotsaina, dia misy famonjena.
7 Avo tsy takatry ny adala ny fahendrena,[6]
Tsy mba mahaloa-bava eo ambavahady izy.
8 Izay misaintsaina hanao ratsy

---

[1] *Na:* Ary aoka ny masonao handinika ny làlako. [2] *Heb.* vehivavy tsy vadiny. [3] *Na:* manjambena. [4] *Heb.* kapoaka. [5] *Na:* Ny masonao hahita zavatra hafahafa, ary ny fonao hiredirеdy foana. [6] *Na:* Ataon' ny adala ho haingohaingo foana ny fahendrena.

Dia atao hoe mpamoron-tsaindratsy.
9 Ota ny fikasan' ny hadalana;
Ary fahavetavetana eo imason' ny olona ny mpaniratsira.
10 Raha reraka amy ny andro fahoriana hianao,
Dia kely ny herinao.

11 Vonjeo izay entina hovonoina,
Ary enga anie ka mba harovanao izay mangozohozo efa ho mby eo am-pamonoana!
12 Raha hoy hianao: Tsia, tsy mahalala izany[1] izahay,
Moa Izay mandanja ny fo tsy hihevitra izany va?
Ary Izay mandinika ny fanahinao tsy hahalala izany va?
Eny, hovaliany araka ny ataony avy ny olona rehetra.

13 Anaka, homàna tantely, fa tsara izany,
Ary ny toho-tantely, fa ho mamy eo am-bavanao;[2]
14 Ary aoka ho toy izany no hianaranao fahendrena ho any ny fanahinao;
Fa raha azonao izany, dia hisy hiafarana,
Ka tsy ho foana ny fanantenanao.
15 Aza manotrika ao akaikin' ny tranon' ny marina hianao, ry ilay ratsy,
Aza ravanao ny fonenany.
16 Fa potraka impito ny marina, nefa tafarina hiany;
Ary ny ratsy fanahy kosa solafaka, raha azom-pahoriana.[3]

17 Aza faly, raha lavo ny fahavalonao,
Ary aza ravoravo ny fonao, raha tafintohina izy;
18 Fandrao hitany Jehovah izany ka ataony ho ratsy,
Ary ampialainy aminy ny fahatezerany.

19 Aoka tsy hirehitra ny fahatezeranao noho ny amy ny mpanao ratsy,
Ary aza mialona ny ratsy fanahy;
20 Fa tsy hisy fanantenana[4] ho any ny ratsy;
Eny, ho faty ny jiron' ny ratsy fanahy.
21 Anaka, matahora any Jehovah sy ny mpanjaka;
Ary aza mikambana amin' izay miovaova;[5]
22 Fa ho tampoka no hitrangan' izay hanjo ireny;
Ary iza no mahalala izay loza hiseho amy ny androny?[6]

23 Izao koa no tenin' ny hendry:
Tsy mety raha mizaha tavan' olona amy ny fitsarana.
24 Izay manao amy ny meloka hoe: Marina hianao,
Dia hozonin' ny olona sady ho halan' ny firenena;
25 Fa izay mitsara marina kosa no hahita soa
Sy hahazo fitahiana tsara.
26 Izay mahavoa tsara amy ny famaliana
Dia manoroka ny molotra.
27 Amboary ny asanao any ivelany,
Ary ataovy lavorary ny any an-tsaha;
Ka rehefa vita izany, dia mahazo manao ny tranonao hianao.
28 Aza mety ho vavolombelona foana hanameloka ny namanao;
Moa hamitaka amy ny molotrao va hianao?

29 Aza manao hoe: Araka izay

---

[1] *Na:* io. [2] *Heb.* lanilaninao. [3] *Na:* ka idiran-doza. [4] *Heb.* farany. [5] *Na:* hafa saina noho izany. [6] *Heb.* taonany.

nataony tamiko no mba hataoko aminy kosa,
Hovaliako ny olona araka izay nataony.

30 Nandalo ny sahan' ny kamo
Sy ny tanimboaloboky ny tsy ampy saina aho;
31 Ary, indro, feno sampivato izy
Sady voasaron' ny amiana,
Ary nirodana ny ampiantany vatony.
32 Dia nojereko ka noheveriko tsara,
Eny, hitako ka nahazoako anatra.
33 Mbola hatory kely hiany, mbola ho renoka kely hiany,
Mbola hanohon-tànana kely hatory;
34 Dia ho tonga toy ny mimaona hamely ny alahelonao,
Ary ny fahantranao ho toy ny jiolahy.

*Ohabolana samihafa ny amy ny fitondrantena sy ny toetry ny olona marina.*

XXV. IZAO koa no ohabolany Solomona, izay nangonin' [1] ny olony Hezekia, mpanjakan' ny Joda:
2 Voninahitr' Andriamanitra ny manafin-javatra;
Fa voninahitry ny mpanjaka kosa ny mamanta-javatra.
3 Ny hahavon' ny lanitra sy ny halalin' ny tany
Ary ny fon' ny mpanjaka dia samy tsy azo fantarina avokoa.
4 Esory ny taim-bolafotsy,
Dia hisy fanaka ho any ny mpanao an-idina.
5 Esory ny ratsy fanahy tsy ho eo anatrehan' ny mpanjaka,
Dia hampitoerina amy ny fahamarinana ny seza fiandrianany.
6 Aza manandra-tena eo anatrehan' ny mpanjaka,
Ary aza mitoetra eo amy ny fitoeran' ny lehibe;
7 Fa aleo hianao hantsoina hoe: Miakara atỳ,
Toy izay hatambotsotra eo imason' ny manan-kaja izay hitan' ny masonao.
8 Aza maika handeha hiady,
Fandrao *tsy ho fantatrao* izay hataonao amy ny farany,
Rehefa omen' ny namanao henatra hianao.
9 Miadia hiany ny adinao amy ny namanao,
Kanefa aza aseho izay tsy tian' ny sasany holazaina,
10 Fandrao izay mandre hanondro maso anao,
Ka tsy ho afaka aminao ny laza ratsy.
11 Ny teny atao amy ny antony
Dia poma volamena ao anaty vilia volafotsy tsara soratra.[2]
12 Kavim-bolamena sy firavaka volamena tsara
Ny mpananatra hendry, raha amy ny sofina mihaino.
13 Toy ny hatsiaky ny orampanala amy ny taom-pijinjana,
Dia toy izany ny iraka mahatoky amin' izay naniraka azy,
Fa mamelombelona ny fon' ny tompony izy.
14 Toy ny rahona sy ny rivotra tsy misy orana
Ny olona izay mirehaka amy ny fizaram-bava.
15 Ny fahari-po no ahazoana mampanaiky ny mpitsara,
Ary ny vava [3] malefaka mahatapa-taolana.
16 Mahita tantely va hianao?
Hano izay antonona anao,
Fandrao voky loatra hianao ka handoa azy.

---

[1] *Heb.* nafindran'. [2] *Na:* poma volamena misy ravaka volafotsy. [3] *Heb.* lela.

17 Aza miditra matetika ao antranon' ny namanao,
Fandrao tofoka anao izy, ka ho halany hianao.
18 Langilangy sy sabatra ary zana-tsipìka maranitra
Ny olona izay mitsangana ho vavolombelona mandainga hanameloka ny namany.
19 Toy ny nify nahasimatsimahana sy ny tongotra mangozohozo
Ny fahatokiana ny mpamitaka amy ny andro fahoriana.
20 Toy ny miala lamba amy ny hatsiaka,
Ary toy ny vinaingitra amy ny sirahazo,
Dia toy izany ny mikalo amy ny malahelo am-po.
21 Raha noana ny fahavalonao, omeo hanina izy;
Ary raha mangetaheta izy, omeo rano hosotroiny;
22 Fa raha manao izany hianao, dia hanambatra vainafo ho eo an-dohany,
Ary Jehovah no hamaly soa anao.
23 Ny rivotra avy any avaratra mahatonga ranonorana,
Dia toy izany, ny lelan' ny mpifosa mampahavinitra endrika.
24 Aleo mitoetra eo an-joron' ny tampon-trano
Toy izay miray trano amy ny vehivavy tia ady.
25 Rano mangatsiaka amy ny fanahy reraka
Ny filazana soa avy any antany lavitra.
26 Loharano voahosihosy sy fantsakana simba
Ny marina izay mikoy ny ratsy fanahy.
27 Tsy tsara raha mahery homana tantely;
Fa ny fitadiavan' *ny olona* ny voninahiny dia *tsy* voninahitra.[1]
28 Tanàna rava tsy misy mànda
Ny lehilahy izay tsy mahatsindry ny fanahiny.

XXVI. Toy ny orampanala amy ny lohataona,
Ary toy ny ranonorana amy ny taom-pijinjana,
Dia toy izany ny voninahitra tsy tandrifiny ho any ny adala.
2 Toy ny vorona mivezivezy sy ny sidintsidina manidina,
Dia toy izany ny fanozonampoana: tsy mba hihatra izany.
3 Ny karavasy ho amy ny soavaly, ny lamboridy ho amy ny boriky,
Ary ny tsorakazo kosa ho amy ny lamosin' ny adala.
4 Aza mamaly ny adala araka ny hadalany,
Fandrao mba adala tahaka azy koa hianao.
5 Valio ny adala araka ny hadalany,
Fandrao dia manao azy ho hendry izy.
6 Manapaka ny tongony sady misotro loza
Izay mampitondra teny ny adala.
7 Mikepikepika ny tongotry ny malemy tongotra,
Dia toy izany ny ohabolana eo am-bavan' ny adala.
8 Toy ny manisy vato eo amy ny antsamotady,
Dia toy izany ny manome voninahitra ny adala.
9 Toy ny tsilo eny an-tànan' ny olona mamo,
Dia toy izany ny ohabolana eo am-bavan' ny adala.
10 Ny mpiasa mahay dia mahavita ny zavatra isan-karazany;

[1] *Na:* Fa ny fandinihana izay sarotra dia voninahitra (*na:* mavesatra).

Fa izay manakarama ny adala dia toy ny manakarama izay sendra mandalo.[1]
11 Toy ny amboa miverina amy ny loany,
Dia toy izany ny adala miverina amy ny hadalany.
12 Hitanao va ny olona manao azy ho hendry?
Ny adala misy hantenaina kokoa noho izy.
13 Hoy ny malaina: Misy liona any an-dàlana,
Misy liona atsy an-dàlambe.
14 Toy ny varavarana mihodina amy ny saviliny,
Dia toy izany ny kamo eo amy ny fandriany.
15 Ny malaina mangarona ny eo an-doviany,
Nefa ny hampakatra azy ho amy ny vavany dia mahasasatra azy.
16 Ny kamo manao ny tenany ho hendry
Mihoatra noho ny olona fito izay mahavaly tsara.
17 Izay mandalo ka mitsaraingona amy ny ady tsy azy
Dia mandroritra amboa amy ny sofiny.
18 Toy ny adala izay manely afo
Sy zana-tsipìka ary fahafatesana,
19 Dia toy izany ny olona mamitaka ny namany
Ka manao hoe: Tsy vosobosotra hiany va no ataoko?
20 Raha tsy misy kitay intsony, dia maty ny afo;
Ary raha tsy misy mpifosafosa intsony, dia mitsahatra ny fifandirana.
21 Toy ny arina atao amy ny vainafo
Sy ny kitay hazo atao amy ny afo,
Dia toy izany, ny olona tia ady mandrehitra fifandirana.
22 Ny tenin' ny mpifosafosa dia toy ny hanim-py
Ka mikorotsaka ao anaty kibo indrindra.
23 Tavim-bilany misy ankosotra taim-bolafotsy
Ny molotra mihatsaravelatsihy[2] sy ny fo ratsy.
24 Ny mpandrafy dia mody ho hafa amy ny molony
Sady manafim-pitaka ao ampony;
25 Koa na dia miteny soa aza izy, aza mino azy;
Fa fahavetavetana fito no ao am-pony.
26 Ny lolompo dia miafina ao amy ny fitaka;
Nefa ny haratsiany dia haharihary eo am-pahibemaso.
27 Izay mihady lavaka no ho latsaka ao,
Ary izay manakodiadia vato no hikodiavany kosa.
28 Halan' ny lela mandainga izay efa nampahoriny,
Ary ny vava mandrobo dia mampidi-doza.

XXVII. Aza mirehareha ny amy ny ho ampitso hianao;
Fa na dia ny havoaky ny anio aza tsy fantatrao.
2 Aoka ny olon-kafa no hidera anao, fa tsy ny vavanao,
Eny, ny vahiny, fa tsy ny molotrao.
3 Mavesatra ny vato, ary mavesa-danja ny fasika;
Fa ny fahasosoran' ny adala dia manoatra noho izy roa tonta.
4 Masiaka ny fahavinirana, ary misafoaka ny fahatezerana;
Fa iza no mahajanona eo anatrehan' ny fahasaropiaro?
5 Aleo anatra imaso
Toy izay fitia afenina.

[1] *Na:* Toy ny mpandefa zana-tsipìka mahavoa ny olona rehetra, dia toy izany ny manakarama ny adala sy manakarama izay sendra mandalo.
[2] *Heb.* mirehitra.

6 Azo itokiana hahasoa ny fery ataon' ny sakaiza;
Fa tena fitaka ny fanorohan' ny fahavalo.
7 Hitsakitsahin' ny voky na dia ny toho-tantely aza;
Fa mamin' ny noana na dia ny zava-mangidy rehetra aza.
8 Toy ny voron-kely miala amy ny akaniny ka mirenireny,
Dia toy izany ny olona izay mirenireny niala tamy ny fonenany.
9 Ny diloilo sy ny zava-manitra mahafaly ny fo,
Ary ny hamamin' ny sakaiza dia avy amy ny ana-panahy ataony.
10 Aza mahafoy ny sakaizanao na ny sakaizan-drainao,
Ary aza mankany amy ny tranon' ny rahalahinao amy ny andro fahorianao;
Fa tsara ny namana akaiky noho ny rahalahy lavitra.
11 Anaka, hendre, ary ampifalio ny foko,
Mba hamaliako izay miteny ratsy ahy.
12 Ny mahira-tsaina mahatazana ny loza ka miery;
Fa ny kely saina kosa mandroso ka voa.
13 Alao ny lambany, fa efa niantoka olon-kafa izy,
Ary tano ho solon' ny vahiny janga niantohany izy.
14 Izay mifoha maraina koa ka misaotra ny sakaizany amy ny feo mahery,
Dia isaina ho fanozonana izany.
15 Tahaka ny fijononoky ny ranonorana be
Ny vehivavy tia ady.
16 Izay misakana azy dia toy ny misakana ny rivotra,
Sady toy ny mamihina [1] diloilo ny tànany ankavanana.
17 Ny vy maharanitra ny vy,
Toy izany, ny olona maharanitra ny tarehin' ny sakaizany.
18 Izay miaro aviavy dia hihinana ny voany;
Ary izay miambin-tompo dia homem-boninahitra.
19 Toy ny tandindona eny anaty rano mifanahaka amy ny tarehy,
Dia toy izany no ifanahafan' ny fon' ny olona amy ny an' olona.
20 Ny fiainan-tsi-hita [2] sy ny fandringanana tsy mety voky,
Dia toy izany no tsy ahamamoan' ny mason' ny olona.
21 Ny memy ho any ny volafotsy,
Ny fandrendrehana ho any ny volamena,
Ary ny toetry ny olona dia tsy maintsy ho araka izay zavatra derainy.
22 Na dia miara-totoinao ny fanoto amy ny vary eo andaona aza ny adala,
Dia tsy mba hiala aminy tsy akory ny fahadalany.
23 Fantaro tsara ny tarehin' ny ondry aman-osinao,
Ary miahia tsara ny andian' ny bibinao;
24 Fa ny harena tsy ho mandrakizay;
Ary moa haharitra ho amy ny taranaka rehetra va ny satroboninahitra?
25 Na dia lany aza ny ahitra, ka mitsiry ny solofony,
Ary voataona ny zava-maniry any an-tendrombohitra,
26 Ny zanak' ondry dia hahazoanao fitafiana,
Ary ny osy hamidinao tany;
27 Ary ho ampy hosotroinao ny rononon' osy
Sy ho any ny ankohonanao,
Ary hisy hiveloman' ny ankizivavinao.

[1] *Na:* mihatra amy ny.

[2] *Heb.* Sheola.

XXVIII. Ny ratsy fanahy mandositra, na dia tsy misy manenjika aza;
Fa ny marina kosa dia matoky toy ny liona tanora.
2 Ny fahotan'[1] ny tany mahamaro mpanapaka;
Fa ny fisian' ny olona manantsaina[2] kosa no mampahateza ny fanjakana.[3]
3 Ny malahelo izay mampahory ny mahantra
Dia toy ny ranonorana izay manindao ka tsy maha-misy hanina.
4 Izay mahafoy ny lalàna dia mandoka ny ratsy fanahy;
Fa izay mitandrina ny lalàna dia mirehitra amy ny fanoherana azy.
5 Ny ratsy fanahy dia tsy mahalala rariny;
Fa izay mitady any Jehovah no mahalala ny zavatra rehetra.
6 Ny malahelo izay mandeha amy ny fahitsiany
Dia tsara noho ny manankarena izay mivadika ka mandeha amy ny làlana miolikolika.
7 Izay mitandrina ny lalàna no zanaka hendry;
Fa izay misakaiza amy ny mpandany harena dia manome henatra ny rainy.
8 Izay mampitombo ny fananany amy ny zana-bola sy ny tombony
Dia mamory ho an' izay miantra ny malahelo.
9 Izay manentsin-tadìny tsy hihaino ny lalàna,
Na ny fivavahany aza dia fahavetavetana.
10 Izay mampivily ny mahitsy ho amy ny làlan-dratsy
Dia ho lavo amy ny lavaka nataony;
Fa ny tsy misy tsiny no handova ny soa.
11 Ny manan-karena manao azy ho hendry;
Fa ny malahelo izay manantsaina dia hizaha toetra azy.
12 Raha ravoravo ny marina, dia be ny famirapiratana;
Fa raha misandratra[4] kosa ny ratsy fanahy, dia miery ny vahoaka.
13 Izay manafina ny fahotany tsy hambinina;
Fa izay mitsotra ka mahafoy azy no hahazo famindrampo.
14 Sambatra izay olona matahotra mandrakariva;
Fa izay manamafy ny fony no hidiran-doza.
15 Liona mierona sy bera miremby
Ny mpanapaka ratsy fanahy amy ny olona reraka.
16 Ny mpanapaka tsy ampy saina dia mahery mampahory;
Izay mankahala ny fieremana no ho ela velona.
17 Izay itambesaran-keloka noho ny fandatsahan-dra dia handositra hatrany an-davaka;
Aoka tsy hisy hihazona azy.
18 Izay mandeha tsy misy tsiny no ho voavonjy;
Fa izay mivadika ka mandeha amy ny làlana miolikolika no ho lavo tampoka.
19 Izay miasa ny taniny dia ho voky hanina;
Fa izay manaraka ny olompoana[5] ho voky alahelo kosa.
20 Izay olona mahatoky tokoa dia ho be fitahiana;
Fa izay maimay ta-hanankarena dia tsy maintsy hohelohina.
21 Tsy mety raha mizaha tavan' olona;
Kanefa na dia amy ny sombin-

[1] *Na:* fikomian'. [2] *Na:* manan-tsaina sady mahalala rariny.
[3] *Na:* Fa noho ny manan-tsaina no haharetan' ny fahamarinana.
[4] *Na:* mitsangana. [5] *Na:* ny zava-poana.

kanina hiany aza dia sahin'
ny olona hanotana.
22 Ny mpialona dia maimay tahanan-karena;
Tsy fantany fa hanjo azy ny alahelo.
23 Izay mananatra olona no hahazo fitia be rahatrizay
Noho izay mandrobo amy ny lelany.
24 Izay mandroba ray sy reny
Ka manao hoe: Tsy heloka izany,
Dia naman' ny mpanimba.
25 Izay mierina [1] manetsika ady;
Fa izay matoky any Jehovah dia hohatavezina.
26 Izay matoky ny fony dia adala;
Fa izay mandeha amy ny fahendrena no ho afa-miala.
27 Izay manome ny malahelo tsy hanan-java-mahory;
Fa izay mitampi-maso hahazo ozona be;
28 Raha misandratra [2] ny ratsy fanahy, dia miery ny vahoaka;
Fa raha ringana kosa izy, dia mihamaro ny marina.

XXIX. Izay olona anarina matetika ka mihamafy hatoka
Dia ho torotoro tampoka, ka tsy hisy fahasitranana.
2 Raha mihamaro ny marina, dia faly ny vahoaka;
Fa raha ny ratsy fanahy no manapaka, dia misento kosa izy.
3 Izay tia fahendrena no mahafaly ny rainy;
Fa izay misakaiza amy ny vehivavy janga dia mandany harena.
4 Ny rariny no ampandrian' ny mpanjaka ny tany;
Fa izay mandray tambitamby [3] no mandrava azy kosa.
5 Izay olona mandrobo ny namany
Dia mamela-pandrika ny tongony.
6 Misy fandrika amy ny heloky ny olon-dratsy;
Fa ny marina mihoby sy mifaly.
7 Ny marina mihevitra ny adin' ny malahelo;
Fa ny ratsy fanahy tsy hahalala fahendrena.
8 Ny mpaniratsira mampihotakotaka [4] ny tanàna;
Fa ny hendry mampionona fahatezerana.
9 Raha iadian' ny hendry ny adala,
Dia tezitra sy mihomehy izy, ka tsy misy fitsaharana.[5]
10 Ny olona mpandatsa-dra mankahala ny tsy misy tsiny;
Fa ny mahitsy kosa miahy ny ainy.[6]
11 Ny fahatezeran' ny adala dia avoakany avokoa;
Fa ny hendry kosa manindry fo.
12 Raha mihaino lainga ny mpanapaka,
Dia ho ratsy fanahy ny mpanompony rehetra.
13 Mihaona ny malahelo sy ny mpampahory;[7]
Jehovah no manazava ny mason' izy roa tonta.
14 Izay mpanjaka mitsara marina ny malahelo,
Dia haharitra mandrakizay ny seza fiandrianany.
15 Ny tsorakazo sy ny anatra no manome fahendrena;
Fa ny zaza aranana mampahamenatra ny reniny.
16 Raha maro ny ratsy fanahy, dia mitombo ny ota;

---

[1] *Na:* miavonavona am-po. [2] *Na:* mitsangana. [3] *Na:* mampandoa harena.
[4] *Heb.* mampirehitra. [5] *Na:* Raha hendry miady amin' adala, na tezitra izy, na mihomehy, dia tsy misy fitsaharana. [6] *Na:* Ary mitady ny ain' ny mahitsy.
[7] *Na:* mpampanàna vola.

Fa ny marina ho faly mahita
ny fahalavoany.
17 Faizo ny zanakao, dia ho famelombelomana ny fonao izy
Sy ho fifalian' ny fanahinao.
18 Raha tsy misy fahitana, dia atondraka hanaram-po amin' izay tsy mety ny olona;
Fa raha mitandrina ny lalàna kosa izy, dia sambatra.
19 Raha teny fotsiny hiany, dia tsy ampy hananarana ny mpanompo;
Fa na dia fantany aza, tsy hankatoaviny.[1]
20 Hitanao va ny olona faingambava?
Ny adala aza misy hantenaina kokoa noho izy.
21 Ny mpanompo izay nampihantaina hatry ny fony mbola kely
Dia hihambo ho zanaka any am-parany.
22 Ny olona mora tezitra manetsika ady;
Ary ny olona masiaka dia be fahadisoana.
23 Ny fiavonavonan' ny olona no hampietry azy;
Fa hahazo voninahitra kosa ny manetry tena.
24 Izay miray tetika amy ny mpangalatra dia manary tena;
Mandre ny fampianianana izy, nefa tsy mety milaza.
25 Mamandrika ny tahotra olona;
Fa izay matoky any Jehovah no hovonjena.[2]
26 Maro no mila sitraka amy[3] ny mpanapaka;
Fa avy aminy Jehovah ny fitsarana ny olona.
27 Ny meloka dia fahavetavetana eo imason' ny marina;
Ary ny mahitsy làlana dia mba fahavetavetana eo imason' ny ratsy fanahy kosa.

*Ny teniny Agora.*

XXX. NY teny mavesa-danja nataony Agora, zanaky Jake,[4] dia ny teny nataon-dralehilahy taminy Itiela, eny, taminy Itiela sy Okala:
2 Izaho dia biby,[5] fa tsy olona,
Ary tsy manan-tsain' olombelona aho.
3 Tsy nianatra fahendrena aho,
Na nahazo ny fahalalana ny Iray Masina.

4 Iza no efa niakatra tany andanitra sady nidina indray?
Iza no nahangona ny rivotra tao an-tànany?
Iza no nahafono ny rano tamy ny lambany?
Iza no naha-misy ny faran' ny tany rehetra?
Iza no anarany, ary iza no anaran' ny zanany?
Fa toa fantatrao!

5 Ny tenin' Andriamanitra dia voadio avokoa;
Ampinga ho an' izay mialoka aminy Izy.
6 Aza manampy ny teniny, fandrao hanariny hianao
Ka ho hita fa mpandainga.

7 Zavatra roa loha no angatahiko aminao;
Ka aza lavinao, dieny tsy mbola maty aho:
8 Ampanalaviro ahy ny zavapoana sy ny lainga;
Aza manome ahy alahelo na harena;
Fahano aho amin' izay anjarahanina sahaza ho ahy;
9 Fandrao, raha voky aho, dia handa
Ka hanao hoe: Iza moa Jehovah?

---

[1] *Heb.* tsy misy valiny. [2] *Heb.* hatao amy ny avo. [3] *Heb.* mitady ny tavan'.
[4] *Na:* Ny teniny Agora, zanaky Jake, avy any Masa. [5] *Na:* [Nanasa-tena aho, Andriamanitra ô, nanasa-tena aho, Andriamanitra ô, ka lany ny heriko, fa tahaka ny biby aho].

Ary andrao, raha tonga malahelo aho, dia hangalatra
Ka hanamavo ny anaran' Andriamanitro.

10 Aza manendrikendrika ny mpanompo amy ny tompony,
Fandrao hozoniny hianao ka hahazo heloka.

11 Misy taranaka izay manozona ny rainy
Sady tsy misaotra ny reniny.
12 Misy taranaka manao azy ho madio,
Kanjo tsy voasasa ho afaka amy ny fahalotoany.
13 Misy taranaka, endrey ny fiandrandran' ny masony
Sy ny fisondrotry ny hodimasony!
14 Misy taranaka izay toy ny sabatra ny nifiny,
Ary toy ny antsy ny vazany,
Hamongotra ny ory tsy ho amy ny tany
Sy ny malahelo tsy ho amy ny olona.

15 Ny dinta manan-janakavavy roa, dia ny hoe: Omeo, Omeo.
Misy zavatra telo tsy mety voky,
Eny, efatra aza no tsy manao hoe: Aoka izay:
16 Ny fiainan-tsi-hita[1] sy ny kibo momba,
Ny tany izay tsy vonton-drano,
Ary ny afo koa no tsy mba manao hoe: Aoka izay.

17 Ny maso izay miandranandrana amin-dray
Sady tsy mety manaja reny
Dia hotsaingotsaingohin' ny goaika eny an-dohasahandriaka
Ary hohanin' ny zana-boromahery.

18 Misy zavatra telo mahagaga ka tsy takatro,
Eny, efatra aza no tsy fantatro:
19 Ny nalehan' ny voromahery teny amy ny habakabaka,
Ny nalehan' ny bibilava teny amy ny vatolampy,
Ny nalehan' ny sambo teny amy ny ranomasina,
Ary ny nalehan' ny lehilahy tamy ny tovovavy.
20 Tahaka izany koa no fanaon' ny vehivavy mpijangajanga:
Homana izy, dia mamafa ny vavany,
Ka dia manao hoe: Tsy nanao ratsy aho.

21 Izao fitondrana telo izao no tsy mampandry ny tany,
Eny, zavatra efatra aza no tsy zakany:
22 Raha ny andevo no tonga mpanjaka,
Raha ny adala no voky hanina,
23 Raha ny vehivavy lany zara[2] no ampakarina,
Ary raha ny ankizivavy no mandova[3] ny tompovaviny.

24 Izao zavatra efatra izao dia kely amy ny etỳ ambonin' ny tany,
Nefa hendry sady mahay:
25 Ny vitsika dia firenena tsy matanjaka,
Nefa manangona ny haniny any ny fahavaratra izy;
26 Ny biby hyraka dia firenena tsy manan-kery,
Nefa manao ny tranony ao amy ny harambato izy;
27 Ny valala tsy manana mpanjaka,
Nefa izy rehetra miainga manao antokony tsara;
28 Ny antsiantsy dia mandady amy ny tànany,[4]

[1] *Heb.* Sheola. [2] *Heb.* ankahalaina. [3] *Na:* mandimby.
[4] *Na:* azonao samborin-tànana.

Nefa tonga ao an-tranon' ny
mpanjaka izy.
29 Misy zavatra telo izay tsara
famindra,
Eny, efatra aza no tsara fandeha:
30 Dia ny liona, izay mahery indrindra amy ny biby
Ka tsy mihemotra na amin' inona na amin' inona,
31 Ny soavaly voaomana hiady[1]
sy ny osilahy
Ary ny mpanjaka tsy azo toherina.[2]
32 Raha adala ka nanandra-tena hianao,
Na efa nisaina hanao ratsy,
Dia tampeno ny tànanao ny vavanao.
33 Ny fanontsankontsanana ny ronono no miteraka rononomandry,
Ny fanolanana ny orona no miteraka ra;
Ary ny fanetsiketsehana ny fahatezerana no miteraka ady.

*Ny amy ny tokony ho toetry ny mpanjaka.*

XXXI. NY teniny[3] Lemoela mpanjaka, dia ny teny mavesa-danja izay[4] nananaran-dreniny azy.
2 Ahoana, anaka? Ary ahoana, ry zanako naterako?
Ary ahoana, ry zanaky ny voadiko?
3 Aza omena ny vehivavy ny herinao,
Na ny fombam-piainanao[5] ho an' izay[6] manimba mpanjaka.
4 Tsy mety amy ny mpanjaka, ry Lemoela,
Eny, tsy mety amy ny mpanjaka ny misotro divay,
Na amy ny mpanapaka ny ho fatra-paniry toaka;
5 Fandrao, raha misotro izy, dia manadino ny lalàna
Ka mamily ny fitsarana ny zanaky ny fahoriana.
6 Omeo toaka izay efa ho faty,
Eny, divay ho an' izay malahelo azon' ny fangidiampanahy.
7 Aoka hisotro izy mba hanadinoany ny alahelony
Ary tsy hahatsiarovany ny fahoriany intsony.
8 Sokafy ny vavanao hisolo ny moana,
Hahazoan' ny kamboty ny rariny;
9 Sokafy ny vavanao, ka tsarao marina,
Ary omeo rariny ny ory sy ny malahelo.

*Fankalazana ny vehivavy izay sady tsara no mazoto.*

10 IZA no mahita vehivavy tsara?[7]
Fa ny tombany dia mihoatra lavitra noho ny voahangy.[8]
11 Matoky azy ny fon' ny lahy,
Ary tsy mitsahatra ny fanambinana azy.
12 Soa no ataon-dravehivavy aminy, fa tsy ratsy,
Amy ny andro rehetra iainany.
13 Mizaha volon' ondry sy rongony izy
Ary mazoto miasa amy ny tànany.
14 Toy ny sambon' ny mpandranto izy,
Ka avy any amy ny lavitra no itondrany ny haniny.
15 Mifoha izy, raha mbola alina,
Ka manome hanina ho any ny ankohonany
Sy anjara ho any ny ankizivaviny.
16 Mihevitra saha izy ka mahazo azy;

---

[1] *Heb.* voafehy kibo. [2] *Na:* otronin' ny vahoakany. [3] *Na:* Ny teny ho any.
[4] *Na:* Lemoela, mpanjakany Masa, dia ilay. [5] *Heb.* làlanao. [6] *Na:* izay zavatra.
[7] *Na:* mahay. [8] *Na:* perila.

Ny vokatry ny tànany no
anaovany tanimboaloboka.
17 Misikina hery izy,
Ary hatanjahiny ny sandriny.
18 Hitany fa tsara ny tombombarony,
Ary tsy maty jiro mandritra ny alina izy.
19 Mandray ny fihazonam-bohavoha izy,
Ary ny tànany mihazona ny ampela.
20 Manatsotra ny tànany amy ny ory izy,
Eny, mamelatra ny tànany amy ny mahantra.
21 Tsy manahy ny orampanala ho amy ny ankohonany izy;
Fa ny ankohonany rehetra samy voatafy volon' ondry mena avokoa.
22 Manao firakotra ho azy izy;
Ny fitafiany dia rongony fotsy madinika sy lamba volomparasy.

23 Ny lahy dia hajaina eo ambavahady,
Raha miara-mipetraka eo amy ny loholona.
24 Manao akanjo hariry madinika ravehivavy ka mivarotra izany,
Ary fehin-kibo no amidiny amy ny mpandranto.[1]
25 Hery sy voninahitra no fitafiany,
Ary ny andro ho avy dia ihomehezany.
26 Manokatra ny vavany amy ny fahendrena izy;
Ary ny lalàn' ny famindrampo no eo amy ny lelany.
27 Mitandrina tsara ny ataon' ny ankohonany izy
Ary tsy homana ny mofon' ny fahalainana.

28 Ny zanany mitsangana ka midera azy hoe sambatra;
Ny lahy koa mitsangana ka midera azy hoe:
29 Maro no zazavavy nanao soa,[2]
Fa hianao manoatra noho izy rehetra.
30 Fitaka ny fahatsaram-bika, ary zava-poana ny fahatsaran-tarehy;
Fa ny vehivavy matahotra any Jehovah hiany no hoderaina.
31 Omeo azy ny avy amy ny vokatry ny tànany;
Ary aoka ny asany hidera azy eo am-bavahady.

# MPITORITENY.

*Fitarihan-teny milaza ny maha-zava-poana ny zavatra rehetra.*

I. NY teniny Mpitoriteny, zanaky Davida, mpanjaka tany Jerosalema.
2 Zava-poana dia zava-poana, hoy Mpitoriteny, zava-poana dia zava-poana, eny, zava-poana ny zavatra rehetra!
3 Inona no soa azon' ny olona amy ny fisasarany rehetra izay isasarany atỳ ambanin' ny masoandro?
4 Lasa ny taranaka iray, ary mandimby kosa ny taranaka iray; fa ny tany mbola maharitra mandrakizay.
5 Ny masoandro koa miposaka, ary ny masoandro milentika sady miriotra ho any amy ny fitoerana izay niposahany.
6 Mia-

[1] *Heb.* Kananita.

[2] *Na:* nahavory harena.

natsimo ny rivotra, dia mihodina
mianavaratra, mivezivezy mandra-
kariva izy ka miverimberina mano-
didina indray. 7 Ny renirano re-
hetra dia samy mankamy ny rano-
masina, nefa tsy tondraka ny rano-
masina; any amin' izay falehan' ny
renirano hiany no iverenany indray.
8 Maivana [1] ny teny rehetra, ka tsy
misy olona mahalaza; [2] ny maso tsy
mamo mijery, ary ny sofina tsy
mamo mihaino.

9 Izay efa teo hiany no ho tonga
indray, ary izay efa natao hiany no
mbola hatao indray; fa tsy misy
zava-baovao akory atỳ ambanin' ny
masoandro. 10 Raha misy zavatra
azo lazaina hoe: He! ity no vao-
vao, dia ilay efa teo ela tany amy
ny andro talohantsika hiany izany.
11 Tsy misy fahatsiarovana ny ta-
loha; ary ny ho avy koa dia tsy
hotsarovan' izay handimby azy.

*Ny tsy ahitana fahafaham-po, na dia amy ny fitadiavam-pahendrena aza.*

12 IZAHO Mpitoriteny dia mpan-
jakan' ny Isiraely tany Jero-
salema; 13 ary nampiasaiko ny
foko mba hitady sy hikatsaka amim-
pahendrena ny zavatra rehetra izay
atao atỳ ambanin' ny lanitra; asa
mahareraka omen' Andriamanitra
hisasaran' ny zanak' olombelona
izany.

14 Efa hitako ny zavatra rehetra
izay atao atỳ ambanin' ny masoan-
dro; fa, indro, zava-poana sy mi-
sambo-drivotra [3] foana izany rehetra
izany. 15 Ny meloka tsy mety
tonga mahitsy; ary ny tsy ao tsy
mba azo isaina.[4]

16 Hoy izaho tamy ny foko: In-
dro, izaho nahazo fahendrena be dia
be mihoatra noho izay rehetra talo-
hako teto Jerosalema; eny, ny foko
nahita ny fahendrena sy ny fahala-
lana betsaka. 17 Ary nampiasaiko
ny foko hahalala fahendrena sy ha-
halala fahaverezan-tsaina sy fahada-
lana; dia fantatro fa misambo-
drivotra [3] foana koa izany, 18 satria
izay be fahendrena dia be alahelo,
ary izay mitombo fahalalana dia
mitombo fahoriana.

*Ny maha-zava-poana ny fahafinaretana sy ny voninahitra momba izao fiainana izao, na dia omban' ny fahendrena aza.*

II. HOY izaho anakampo: Aoka
mba hizahako toetra amy
ny hafaliana hianao, ka dia mifalia
amy ny fahitana ny fahafinaretana;
kanjo, indro, zava-poana koa izany.
2 Hoy izaho, miantso ny fihomehe-
zana: Fahadalana, ary ny fifaliana
hoe: Mahefa inona?

3 Nisaina tato am-poko hama-
lifaly ny nofoko tamy ny divay aho
(ny foko anefa mbola hitondra azy
amy ny fahendrena hiany) ary hi-
tana ny fahadalana, mandra-pahi-
tako izay tsara ho any ny zanak'
olombelona ka tokony hataony atỳ
ambanin' ny lanitra amy ny andro
vitsy iainany.

4 Nanao asa lehibe ho ahy aho,
nanao trano, nanao tanimboaloboka,
5 nanao tanimboly sy saha aho ka
namboly hazo fihinam-boa samihafa
karazana tao; 6 nanao kamory aho
handemana ny ala be zana-kazo; 7
nahazo ankizilahy sy ankizivavy aho
sady nanana ompikely; ary nanana
fananana be aho, dia omby sy ondry
aman-osy mihoatra noho izay rehe-
tra talohako teto Jerosalema. 8
Nihary volafotsy sy volamena koa
aho ary fanaka tsara fanan' ny
mpanjaka sy izay avy amy ny tany
samihafa; ary nahazo mpihiralahy
sy mpihiravavy aho mbamin' izay
mahafinaritra ny zanak' olombelona,
dia vady sy vaditsindrano betsaka.[5]

9 Dia efa nisandratra mihoatra

[1] *Heb.* Feno fahasasarana. [2] *Na:* Feno fahasasarana ny zavatra rehetra ka tsy hain' ny olona lazaina. [3] *Na:* homan-drivotra. [4] *Na:* ny tsi-fahampiana dia tsy tambo isaina. [5] *Na:* fahafinaretan' ny zanak' olombelona be dia be.

noho izay rehetra talohako teto Jero-
salema aho; ary ny fahendreko
anefa dia mbola tato amiko hiany.
10 Ary na inona na inona nirin' ny
masoko dia tsy nisy narovako ta-
miny; tsy nisakana ny foko tamin'
izay mety ho fifaliana aho; fa na-
hazo hafaliana avy tamy ny fisasa-
rako rehetra ny foko; ary izany no
anjarako avy tamy ny fisasarako
rehetra.
11 Kanefa nitodika aho nandi-
nika ny asa rehetra nataon' ny
tànako sy ny fisasarana izay nisasa-
rako, ka, indreo, zava-poana sy
misambo-drivotra[1] foana izany re-
hetra izany, fa tsy nisy nahasoa tatỳ
ambanin' ny masoandro.

*Ny fihoaran' ny fahendrena noho ny fahadalana, ary ny mahatsara ny fiononana, na dia hita aza fa misy zavatra maro itovian' ny hendry sy ny adala.*

12 ARY nitodika aho hijery ny
fahendrena sy ny fahaverezan-tsaina ary ny fahadalana; fa
inona no *hataon'* ny olona izay han-
dimby ny mpanjaka? Izay efa
natao hatramy ny ela hiany. 13
Dia hitako fa ny fahendrena dia
tsara[2] noho ny fahadalana, toy ny
fahatsaran'[3] ny mazava noho ny
maizina. 14 Ny mason' ny hendry
dia eo an-dohany; fa ny adala kosa
mandeha amy ny maizina; nefa
hitako fa mitovy hiany ny manjo
azy roa tonta.
15 Dia hoy izaho anakampo: Mi-
tovy amy ny manjo ny adala hiany
ny manjo ahy; koa nahoana ary
no nanan-tombom-pahendrena aho?
Dia hoy izaho anakampo: Zava-
poana koa izany. 16 Fa samy tsy
misy fahatsiarovana mandrakizay
na ny hendry na ny adala; fa amy
ny andro ho avy dia samy ho hadino
ela izy. Indrisy! samy ho faty na
ny adala na ny hendry.
17 Dia efa halako ny aina, satria
nataoko ho ratsy ny asa atao atỳ
ambanin' ny masoandro; fa zava-
poana sy misambo-drivotra[1] foana
izy rehetra. 18 Eny, efa halako ny
fisasarako rehetra izay nisasarako
tatỳ ambanin' ny masoandro, fa
havelako ho any ny olona izay han-
dimby ahy izany, 19 ary iza no ma-
halala na ho hendry na ho adala izy?
Nefa izy no ho tompon' izay rehetra
nisasarako sy nataoko tamy ny fa-
hendreko tatỳ ambanin' ny masoan-
dro. Zava-poana koa izany.
20 Dia nitodika aho hampamoy
ny foko amy ny fahakiviana ny amy
ny fisasarana rehetra izay nisasarako
tatỳ ambanin' ny masoandro. 21
Fa misy olona izay misasatra amy
ny fahendrena sy ny fahalalana ary
ny fahaizana, nefa ny olona izay tsy
nisasatra tamin' izany akory no tsy
maintsy hamelany azy ho lovany.
Zava-poana sy faharatsiana lehibe
koa izany. 22 Fa inona no azon'
ny olona amy ny fisasarany rehetra
sy amy ny fikatsahan' ny fony, izay
nisasarany tatỳ ambanin' ny ma-
soandro? 23 Fa ny androny rehetra
dia fanaintainana avokoa, ary ny
fisasarany dia fahasorisorena; eny,
na dia amy ny alina aza dia tsy
manam-pitsaharana ny fony. Zava-
poana koa izany.
24 Tsy misy mahasoa ny olona
mihoatra noho ny mihinana sy miso-
tro ary ny mampahafinaritra ny
tenany amy ny fisasarany. Izany
koa aza dia efa hitako fa avy amy
ny tànan' Andriamanitra[4] 25 (fa
iza no mahalany, ary iza no mahazo
manaram-po mihoatra noho izaho?).
26 Fa ny olona izay ankasitrahan'
Andriamanitra dia omeny fahen-
drena sy fahalalana ary fifaliana; fa
ny mpanota kosa ampiasainy hanan-

---

[1] *Na:* homan-drivotra. [2] *Heb.* mihoatra. [3] *Heb.* fihoaran'.
[4] *Na:* Tsy misy tsara amy ny olona. Ny mihinana sy misotro ary ny mampahafinaritra ny tenany amy ny fisasarany dia hitako fa avy amy ny tànan' Andriamanitra koa.

gona sy hamory, mba hisy homeny
izay ankasitrahan' Andriamanitra.
Zava-poana sy misambo-drivotra [1]
foana koa izany.

*Ny filaharan' ny zavatra samy amy
ny fotoany avy, sy ny mbola hitsa-
ran' Andriamanitra ny ratsy fa-
nahy, ary ny anton' ny nanaovana
ny olombelona ho faty toy ny biby.*

III. NY zavatra rehetra samy
manana ny fotoany avy,
ary samy manana ny androny avy
ny raharaha rehetra atỳ ambanin'
ny lanitra :

2 Ao ny andro ahaterahana, ary
ao ny andro ahafatesana ;
Ao ny andro ambolena, ary
ao ny andro anongotana ny
nambolena ;
3 Ao ny andro amonoana, ary
ao ny andro anasitranana ;
Ao ny andro andravana, ary
ao ny andro ananganana ;
4 Ao ny andro itomaniana, ary
ao ny andro ihomehezana ;
Ao ny andro isaonana, ary ao
ny andro andihizana ;
5 Ao ny andro anariam-bato,
ary ao ny andro anangonam-
bato ;
Ao ny andro anohonana, ary
ao ny andro ifadiana tsy
hanohona ;
6 Ao ny andro itadiavana, ary
ao ny andro ahaverezana ;
Ao ny andro itehirizana, ary
ao ny andro anariana ;
7 Ao ny andro andriarana, ary
ao ny andro anjairana ;
Ao ny andro anginana, ary ao
ny andro itenenana ;
8 Ao ny andro itiavana, ary ao
ny andro ankahalana ;
Ao ny andro iadiana, ary ao
ny andro ihavanana.

9 Inona no soa azon' ny miasa
amin' izay isasarany ? 10 Efa hitako
ny asa mampahory izay nomen' An-
driamanitra ny zanak' olombelona
hisasarany. 11 Ny zavatra rehetra
samy nataony ho miendrika amy ny
fotoany avy ; ary ny mandrakizay [2]
dia efa nataony tao am-pony, kanefa
tsy hitan' ny olona ny asan' Andria-
manitra hatramy ny voalohany ka
hatramy ny farany.

12 Fantatro fa tsy misy tsara
amy ny olombelona afa-tsy ny mifaly
sy ny manao tsara,[3] raha mbola
velona koa izy. 13 Ary koa, raha
mihinana sy misotro ary finaritra
amy ny fisasarany rehetra ny olom-
belona, dia fanomezan' Andriamani-
tra izany.

14 Fantatro fa izay rehetra ataon'
Andriamanitra dia haharitra man-
drakizay ; tsy azo ampiana ary tsy
azo analana izany ; ka dia ataon'
Andriamanitra matahotra eo ima-
sony ny olona.

15 Izay atao izao dia efa natao
fahiny ; ary izay mbola ho avy dia
efa nisy fahiny hiany koa ; ary
mbola tadiavin' Andriamanitra in-
dray izay efa lasa.[4]

16 Ary izao koa no efa hitako
atỳ ambanin' ny masoandro : ny
fitoeran' ny fitsarana—nisy fahara-
tsiana tao ; ary ny fitoeran' ny faha-
marinana—nisy faharatsiana koa
tao. 17 Hoy izaho anakampo :
Samy hotsarain' Andriamanitra na
ny marina na ny meloka ; fa any
dia samy manana ny androny avy
ny zavatra rehetra sy ny asa rehetra.

18 Hoy izaho anakampo : Noho
ny amy ny zanak' olombelona izany,
mba hizahan' Andriamanitra toetra [5]
azy, ka ho hitany fa raha ny tenany
hiany, dia biby izy. 19 Fa zavatra
sendrasendra foana ny zanak' olom-
belona, ary zavatra sendrasendra
foana koa ny biby,[6]—mitovy hiany
ny mihatra amin' izy roa tonta ; fa
toy ny ahafatesan' ny iray no ahafa-

---

[1] *Na :* homan-drivotra. [2] *Na :* izao tontolo izao. [3] *Na :* mahazo soa.
[4] *Heb.* voaroaka. [5] *Na :* hanadiovan' Andriamanitra.
[6] *Na :* Fa izay manjo ny zanak' olombelona dia manjo ny biby koa.

tesan' ny iray koa; eny, iray hiany
no fofonaina ananan' izy rehetra;
ary tsy misy ihoaran' ny olona noho
ny biby; fa samy zava-poana izy
rehetra. 20 Izy rehetra samy man-
kamy ny fitoerana iray: avy tamy
ny vovoka izy rehetra, ary hiverina
ho amy ny[1] vovoka indray izy re-
hetra. 21 Iza no mahalala ny fana-
hin' ny olombelona, na miakatra
any ambony izy, na tsia, ary ny
fanahin' ny biby, na midina amy ny
tany izy, na tsia?[2]
22 Dia efa hitako fa tsy misy
tsara noho ny ifalian' ny olona amy
ny asany, satria izany no anjarany;
fa iza no hampahalala azy izay ho
avy any aoriany?

*Ny manjo ny olona noho ny fampahorian' ny sasany azy, sy ny lolompo, sy ny fitoerany irery, ary ny ataon' ny mpitondra azy.*

IV. DIA hitako koa ny fampaho-
riana rehetra atao atỳ
ambanin' ny masoandro; ary indro
ny ranomason' ny ampahorina, sady
tsy nisy mpanony azy; ary loza no
ataon' ny tànan' ny mpampahory
azy, sady tsy nisy mpanony.
2 Ary ny maty izay efa maty ela
dia nataoko ho sambatra noho ny
velona izay mbola velona,—3 nefa
tsara indray noho izy roa tonta aza
ny tsy ary, izay tsy nahita ny ratsy
atao atỳ ambanin' ny masoandro
akory.
4 Ary hitako ny fisasarana rehe-
tra sy ny fahaizan-javatra rehetra,
fa avy amy ny fifampialonan' ny
olona izany. Zava-poana sy misambo-
drivotra[3] foana koa izany.
5 Ny adala manohon-tànana ka
homana ny tenany. 6 Tsara ny
eran-tànan' ila misy fiadanana noho
ny eran-tànan-droa misy fisasarana[4]
sady misambo-drivotra[3] foana.
7 Ary izao koa no zava-poana
hitako atỳ ambanin' ny masoandro:
8 Misy mitoetra irery ka tsy mana-
namana, eny, tsy manan-janaka na
rahalahy aza, nefa tsy misy farany
ny fisasarany rehetra, ary ny masony
tsy afa-po amy ny harena, *hanaovany*
*hoe:* Ho an' iza no isasarako sy tsy
ampananako soa ny fanahiko? Zava-
poana sy asa mahareraka koa izany.
9 Tsara ny roa noho ny iray; fa
misy valiny tsara ny fisasarany. 10
Raha misy lavo izy, dia arenin' ny
namany; fa mahantra ny lavo izay
tsy manana namana hanarina azy.
11 Ary koa, raha miara-mandry ny
roa, dia mafana izy; fa hanao ahoana
no hampahafana ny irery? 12 Raha
misy maharesy ny irery aza, ny roa
tsy ho leony tsy akory; ary ny
mahazaka telo olana tsy mora tapa-
hina.
13 Aleo zatovo malahelo hendry
toy izay mpanjaka antitra adala ka
tsy laitra anarina intsony; 14 fa
avy ao an-trano maizina no nivoa-
hany hanjaka, na dia nateraka tamin'
alahelo tamy ny fanjakany aza izy.[5]
15 Hitako ny miaina rehetra izay
miriaria atỳ ambanin' ny masoandro
manotrona ilay zazalahy, dia ilay
faharoa izay mitsangana handimby
ny teo. 16 Tsy hita isa ny olona
rehetra, dia izay rehetra anjakany;
nefa izay any aoriana tsy mba hifaly
aminy; fa zava-poana sy misambo-
drivotra[3] foana koa izany.

*Ny mety hatao amin' Andriamanitra, na amy ny fivavahana, na amy ny voady.*

17 TANDREMO ny tongotrao,
raha mankao an-tranon'
Andriamanitra hianao; fa ny mana-
tona hihaino no tsara noho ny fana-
teran' ny adala fanatitra; fa tsy
fantatr' ireny ho manao ratsy izy.

---

[1] *Na:* hody. [2] *Na:* Iza no mahalala ny fanahin' ny olombelona izay miakatra any ambony, na ny fanahin' ny biby izay midina amy ny tany? [3] *Na:* homan-drivotra.
[4] *Na:* Tsara ny fiadanana eran-tànan' ila noho ny fisasarana, etc. [5] *Na:* fa na dia nateraka tamy ny fanjakany aza izy, dia tamin' alahelo hiany.

V. Aza haingam-bava, ary aza ma-
laky manonona teny eo anatre-
han' Andriamanitra ny fonao; fa
Andriamanitra dia any an-danitra,
ary hianao etỳ an-tany, koa aoka ho
vitsy ny teninao. 2 Fa ny haben'
ny fisasarana no mahatonga ny nofy;
ary ny haben' ny teny no isehoan'
ny rediredin' ny adala.
3 Raha mivoady amin' Andria-
manitra hianao, aza manao ampitso
lava; fa tsy ankasitrahany ny adala;
koa efao ny voadinao. 4 Aleo tsy
mivoady toy izay mivoady ka tsy
mahefa.
5 Aza avela hahatonga heloka
amy ny tenanao ny vavanao; ary
aza manao eo imason' ny anjely [1]
hoe: Niteny tsy nahy aho; nahoana
no ho tezitra amy ny teninao An-
driamanitra ka hanimba ny asan'
ny tànanao? 6 Fa amy ny haben'
ny nofy dia misy zava-poana; ary
toy izany koa ny haben' ny teny, fa
Andriamanitra no atahory.

*Ny mbola hitsarana ny mpampahory sy ny mpamadika ny rariny, ary ny maha-zava-poana ny harena, sy ny tokony hifaliana amin' izay omen' Andriamanitra.*

7 RAHA hitanao ny fampahoria-
na ny malahelo sy ny fama-
dihana ny fitsarana sy ny rariny
amy ny tany, dia aza gaga amin'
izany; fa misy ambony kokoa mi-
banjina ny ambony, ary mbola misy
ambony noho ireo indray aza. 8 Fa
na dia izany rehetra izany aza, dia
mahasoa ny tany ny fisian' ny mpan-
jaka amin' izay tany volena.
9 Izay tia vola tsy hety ho voky
vola; ary izay fatra-pitia harena be
tsy hety ho vokin' ny fitomboan-
karena; fa zava-poana koa izany.
10 Raha mitombo ny fananana, dia
mitombo koa ny mpihinana azy; ary
inona no soa azon' ny tompony, afa-
tsy ny mijery maso azy fotsiny
hiany?
11 Mamy ny torimason' ny mpiasa,
na homan-kely na homam-be izy; fa
ny haben' ny ananan' [2] ny manan-
karena kosa no tsy ahitany tory.
12 Misy ratsy mahory efa hitako
atỳ ambanin' ny masoandro, dia
harena tehirizin' ny tompony, nefa
mampidi-doza amy ny tenany; 13
sady levona izany harena izany noho
ny loza manjo; ary miteraka zaza-
lahy ralehilahy, nefa tsy misy na
inona na inona eny an-tànany. 14
Toy ny nivoahany mitanjaka avy
tany an-kibon-dreniny, dia toy izay
nihaviany hiany no hiverenany; ary
tsy hisy na inona na inona ho entin'
ny tànany ho valin' ny fisasarany.
15 Dia ratsy mahory koa izany, fa
toy izay nihaviany indrindra no
handehanany; ary inona no soa
azony noho ny nisasarany ho any
ny rivotra? 16 Ary koa, homa-
maizina amy ny androny rehetra
izy sady manana alahelo be sy faho-
riana ary fahasosorana.
17 Indro efa hitako izay soa sy
izay tsara, dia ny mihinana sy miso-
tro ary mifaly amy ny fisasarana
rehetra izay isasaran' ny olona atỳ
ambanin' ny masoandro amin' izay
andro vitsy iainany omen' Andria-
manitra azy; fa izany no anjarany.
18 Ary koa, ny olona rehetra izay
omen' Andriamanitra vola aman-
karena sady omeny fahefana hihina-
nany azy sy hahazoany ny anjarany
sy hifaliany amy ny fisasarana, dia
fanomezan' Andriamanitra izany.
19 Fa tsy hahatsiaro loatra ny an-
dro niainany izy, satria ny fahafina-
retan' ny fony no avalin' Andria-
manitra azy.

*Ny fahantran' ny sasany noho ny tsy ahitany soa amy ny zavatra ananany.*

VI. MISY ratsy efa hitako atỳ
ambanin' ny masoandro,
ary mitambesatra amy ny olona
izany: 2 dia olona izay omen' An-

[1] *Na:* iraka; *izahao Mal.* ii. 7.

[2] *Na:* ny fahavokisan'.

driamanitra vola aman-karena sy
voninahitra, ka tsy misy tsy ana-
nany na inona na inona iriny, nefa
tsy omen' Andriamanitra fahefana
hihinana amin' izany izy, fa olon-
kafa no homana azy; zava-poana sy
ratsy mahory koa izany.
3 Na dia misy miteraka zaza zato
aza sady tratrantitra, ka efa maro
ny andro niainany, nefa tsy mba
voky soa ny fanahiny, sady tsy mba
alevina akory ny fatiny, dia hoy
izaho: Ny tsy tonga volana dia
tsara kokoa noho izy. 4 Fa toa
zava-poana no nihavian' io, ary man-
deha ao amy ny maizina izy, sady
ho voasaron' ny aizina ny anarany,
5 ary koa, tsy nahita na nahalala
ny masoandro akory izy,—mahita
fitsaharana bebe kokoa noho ilay teo
izy. 6 Eny, na dia tratra arivo
taona indroa aza izy, nefa tsy nahita
soa,—tsy ho any amy ny fitoerana
iray hiany va no alehan' izy rehetra?
7 Ny fisasarana rehetra ataon' ny
olona dia ho any ny vavany hiany,
nefa tsy mety afa-po ny faniriany.
8 Fa inona no soa azon' ny hendry
noho ny adala? Inona no azon' ny
malahelo izay mahay mitondra tena
eo imason' ny velona? 9 Ny fahi-
tan' ny maso dia mahafinaritra noho
ny firenirenin' ny faniriana. Zava-
poana sy misambo-drivotra[1] foana
koa izany.
10 Izay efa teo dia voalaza ana-
rana hatry ny fony ela, ary fantatra
fa ny olona dia tsy mahazo mifan-
dahatra amin' izay mahery noho
izy.
11 Fa maro ny zavatra mahabe
ny zava-poana, koa inona no soa
azon' ny olona? 12 Fa iza no ma-
halala izay mahasoa ny olona amin'
izao fiainana izao, dia ny andro vitsy
mandalo foana izay lanìny toy ny
fihelin' ny aloka? Fa iza no haha-
laza amy ny olona izay zavatra ho
avy any aoriany atỳ ambanin' ny
masoandro?

*Ohabolana samihafa ny amy ny mahasoa ny olombelona.*

VII. TSARA ny laza soa noho ny
menaka manitra; ary ny
andro ahaterahana tsy mahaleo ny
andro ahafatesana.
2 Tsara ny mankamy ny trano
misy fisaonana noho ny mankamy
ny trano misy fanasana; fa ho amin'
iny no hiafaran' ny olombelona re-
hetra, ary ny velona handatsaka
am-po izany.
3 Tsara ny alahelo noho ny hehy;
fa na dia malahelo aza ny tarehy,
mety tsara[2] hiany ny fo. 4 Ny
fon' ny hendry dia ao amy ny trano
misy fisaonana; fa ny fon' ny adala
kosa dia ao amy ny trano misy fifa-
liana.
5 Tsara ny mihaino ny anatra
mafy ataon' ny hendry noho ny mi-
haino ny hiran' ny adala. 6 Toy
ny firefodrefotry ny tsilo eo am-
banin' ny vilany, dia tahaka izany
ny fihomehezan' ny adala; zava-
poana koa izany.
7 Fa ny fampahoriana dia maha-
very saina ny hendry; ary ny koli-
koly mahasimba ny fo.
8 Tsara ny iafaran' ny raharaha
noho ny iandohany; tsara ny ma-
hari-po noho ny miavonavom-panahy.
9 Aoka tsy halaky tezitra ny
fanahinao; fa ny fahatezerana mi-
toetra ao an-tratran' ny adala.
10 Aza manao hoe: Ahoana no
nahatsara ny andro taloha noho ny
ankehitriny? fa tsy avy amy ny
fahendrena no anontanianao iza-
ny.
11 Tsara tahaka ny lova ny fa-
hendrena, sady zava-mahasoa ho any
izay mahita masoandro izany. 12
Fa fialokalofana ny fahendrena, ary
fialokalofana ny vola; ary ny maha-
tsara ny fahalalana dia izao: Maha-
ro ny ain' ny manana azy ny fahen-
drena.
13 Saino ny asan' Andriamani-

[1] *Na:* homan-drivotra.

[2] *Na:* faly.

tra; fa iza moa no mahahitsy izay
nataony ho meloka?
14 Amy ny andro mahafaly dia
mifália; ary amy ny andro mahory
mieritrereta; fa nampifanandrifin'
Andriamanitra ireo, mba tsy hahi-
tan' ny olona akory izay ho avy any
aoriany.
15 Izao rehetra izao dia efa hi-
tako tamy ny androko mandalo
foana: misy marina maty amy ny
hamarinany; ary misy meloka ela
velona amy ny haratsiany.
16 Aza marina loatra, ary aza
miseho ho hendry loatra; nahoana
no hosimbanao ny tenanao? 17
Aza ratsy loatra hianao, ary aza
adala; nahoana no ho faty hia-
nao, raha tsy efa tonga ny andro-
nao?
18 Tsara raha mitana iroa hia-
nao, nefa aza mampiala ny tànanao
amin' itsy; fa izay matahotra an'
Andriamanitra dia ho afaka amin'
izany rehetra izany.
19 Ny fahendrena no maharo ny
hendry mihoatra noho ny mpana-
paka folo ao an-tanàna.
20 Fa tsy misy olona marina am-
bonin' ny tany izay manao tsara ka
tsy manota.
21 Aza mihainohaino ny teny
rehetra tenenina, fandrao handre ny
mpanomponao manozona anao hia-
nao; 22 fa fantatry ny fonao fa na
dia ny tenanao aza dia mba efa
nanozona ny sasany matetika hiany
koa.
23 Izany rehetra izany dia notsa-
paiko tamy ny fahendrena. Hoy
izaho: Ho hendry aho; kanjo lavi-
tra ahy izany. 24 Eny, izay rehe-
tra lavitra sady lalina dia lalina,—
iza no mahatakatra azy?
25 Nitodika aho, ka nampiasaiko
ny foko hahalala sy handinika ary
hitady fahendrena sy izay anton-ja-
vatra ary hahafantatra ny fahara-
tsiana ho fahadalana, ary ny faha-
dalana ho fahaverezan-tsaina; 26
ka hitako fa mangidy noho ny faha-
fatesana ny vehivavy, izay fandrika
sy harato ny fony, sady famatorana
ny tànany; nefa izay ankasitrahan'
Andriamanitra dia ho afa-mandosi-
tra azy, fa ny mpanota hiany no ho
azony.
27 Indro, izany no hitako, hoy
Mpitoriteny, raha *nandinidinika* ny
zavatra tsirairay aho mba hahitana
izay antony. 28 Izay notadiaviko
koa, fa tsy hitako, dia izao: lehilahy
iray no hitako *ho marina* tao amy
ny arivo; fa tao amy ny vehivavy
arivo[1] dia tsy nisy hitako na dia
iray akory aza. 29 Indro, izao
hiany no hitako: nataon' Andria-
manitra mahitsy ny olona, kanjo
namorona sain-kafa maro izy.
VIII. Iza no toy ny hendry? Ary
iza no mahalala izay anton-
javatra? Ny fahendren' ny olona
mahamiramirana ny tarehiny, ary
voaova ny fahadontoan' ny en
driny.
2 *Hoy* izaho: Tandremo ny didin'
ny mpanjaka noho ny efa nianianana
tamin' Andriamanitra. 3 Aza ma-
laky miala eo anatrehany; aza mi-
kikitra amy ny fanaovan-dratsy; fa
na inona na inona sitrany dia azony
atao avokoa; 4 fa ny tenin' ny
mpanjaka dia misy hery, ka iza no
mahazo manao aminy hoe: Inona
no ataonao?
5 Izay mitandrina ny didy tsy
mba mikambana[2] amy ny fanaovan-
dratsy; ary ny fon' ny hendry dia
mahalala fotoana sy fitsarana; 6 fa
samy manana ny fotoany sy ny
fitsarana azy avy ny hevitra rehetra,
satria efa be ny heloky[3] ny olona.
7 Fa tsy mahafantatra izay ho avy
izy; fa iza no hampahafantatra azy
izay hihaviany?
8 Tsy misy olona manan-kery
hahatana ny ainy, na manan-kery
ny amy ny andro hahafatesana; ary

---

[1] *Heb.* teo amin' ireo dia tsy nisy vehivavy hitako, etc. [2] *Heb.* mahalala.
[3] *Na:* fahorian'.

tsy misy fahafahana amy ny ady,
ary ny ratsy fanahy tsy ho voavon-
jin' ny faharatsiany.
9 Izany rehetra izany dia efa
hitako avokoa tamy ny nampiasako
ny foko nandinika ny asa rehetra
atao atŷ ambanin' ny masoandro.
Misy andro anapahan' ny olona ny
namany ka ampidirany loza aminy.
10 Ary tamin' izany dia hitako ny
ratsy fanahy nalevina ka tafiditra;
fa izay nanao ny marina kosa dia
lasa niala tamy ny fitoeran' ny ma-
sina ka nohadinoina tao an-tanàna;[1]
zava-poana koa izany.
11 Saingy tsy tanterahina veti-
vety ny famaliana ny ratsy atao,
dia izany no ikirizan' ny fon' ny
zanak' olombelona amy ny fanaovan-
dratsy. 12 Eny, fa na dia manao
ratsy injato aza ny mpanota ka ela
velona hiany, dia fantatro kosa fa
hisy soa ho an' izay matahotra an'
Andriamanitra, dia izay matahotra
eo anatrehany. 13 Fa tsy hisy soa
ho any ny ratsy fanahy; fa ho toy
ny aloka izy ka tsy haharitra ela,
satria tsy matahotra eo anatrehan'
Andriamanitra.
14 Izao koa no zava-poana izay
atao atŷ ambonin' ny tany: Misy
olo-marina iharan' izay tokony ho
valin' ny asa ratsy; ary misy olo-
meloka mahazo izay tokony ho valin'
ny asa marina; hoy izaho: Zava-
poana koa izany.
15 Dia noderaiko ny fifaliana,
satria tsy misy mahasoa ny olona
atŷ ambanin' ny masoandro afa-tsy
ny mihinana sy ny misotro ary ny
miravoravo, ka hisy izany amy ny
fisasarany mandritra ny andro
hiainany, izay nomen' Andriama-
nitra azy atŷ ambanin' ny maso-
andro.

*Ny tsi-fahatakaran' ny saina ny fitondran' Andriamanitra, sy ny tokony hifaliana amin' izay soa hita ary hahazotoana amin' izay rehetra azo atao.*

16 RAHA nampiasaiko ny foko
hahalala fahendrena sy
hahita ny raharaha atao atŷ am-
bonin' ny tany (fa misy tsy mahita
torimaso na andro na alina), 17 dia
hitako avokoa ny asan' Andriamani-
tra, fa tsy takatry ny sain' ny olona
ny asa atao atŷ ambanin' ny ma-
soandro; koa na dia mikely aina
hitady izany aza ny olona, tsy ho
hitany; eny, na ny hendry aza no
manao hahafantatra izany, dia tsy
ho azony fantarina akory.

IX. Fa ireto dia nalatsako tato am-
poko sady nodinihiko avokoa:
ny marina sy ny hendry mbamy ny
asany dia samy eo an-tànan' Andria-
manitra avokoa; ary koa, na ho
fitiavana, na ho fankahalana, dia
samy tsy fantatry ny olombelona;
fa zavatra mbola ho avy aminy avo-
koa izany rehetra izany. 2 Mitovy
avokoa ny manjo ny olombelona re-
hetra; eny, zavatra iray hiany no
manjo ny marina sy ny meloka, ny
tsara fanahy sy ny madio ary ny tsy
madio, ny mamono zavatra hatao
fanatitra sy ny tsy mamono zavatra
hatao fanatitra; mitovy hiany ny
amy ny tsara fanahy sy ny amy ny
mpanota, ary ny amy ny mianiana sy
ny amin' izay tsy sahy hianiana. 3
Izao no fahoriana amin' izay re-
hetra atao atŷ ambanin' ny masoan-
dro: Zavatra iray hiany no manjo
ny olombelona rehetra, sady feno
ratsy ny fon' ny zanak' olombelona,
ka fahadalana no ao am-pony amy
ny andro iainany, ary nony afaka
izany, dia ho any amy ny maty izy.
4 Fa izay rehetra isan' ny velo-
na dia mbola hantenaina;[2] fa ny

---

[1] *Na:* ary tafiditra izy ka niala tamy ny fitoeran' ny masina ary nohadinoin' ny tao an-tanàna izay efa nanaovany izany.

[2] *Na:* Fa iza no ho afaka? Ny amy ny velona rehetra dia mbola misy hantenaina.

amboa velona no tsara noho ny
liona maty. 5 Fa fantatry ny ve-
lona fa ho faty izy; fa ny maty kosa
tsy mba mahalala na inona na inona,
ary tsy manana valim-pitia intsony
izy; fa hadino ny fahatsiarovana
azy. 6 Na ny fitiavany, na ny fan-
kahalany, na ny fialonany, dia samy
efa levona ela sady tsy manana an-
jara intsony mandrakizay amin' izay
atao atỳ ambanin' ny masoandro
izy.
7 Mandehana, hano amy ny fifa-
liana ny haninao, ary sotroy amy ny
fo falifaly ny divainao, fa efa nan-
kasitrahan' Andriamanitra ela ny
asanao. 8 Aoka ho fotsy mandra-
kariva ny fitafianao, ary aoka tsy
ho diso menaka ny lohanao. 9
Miravoravoa amy ny vady malalanao
amy ny andronao rehetra mandalo
foana, izay efa nomeny anao atỳ
ambanin' ny masoandro, dia ny an-
dronao rehetra mandalo foana; fa
izany no anjaranao amy ny andro
iainanao sy amy ny fisasarana izay
isasaranao atỳ ambanin' ny ma-
soandro.
10 Izay rehetra azon' ny tànanao
atao dia ataovy amy ny herinao; fa
tsy misy asa, na hevitra, na fahala-
lana, na fahendrena, any amy ny
fiainan-tsi-hita[1] izay alehanao.

*Ny fihoaran' ny fahendrena noho ny hery.*

11 ARY hitako atỳ ambanin' ny
masoandro indray fa tsy
ho any ny haingan-tongotra ny
fihoarana, ary tsy ho any ny mahery
ny ady, ary tsy ho any ny hendry
ny hanina, ary tsy ho any ny mazava
saina ny harena, ary tsy ho any ny
manam-pahalalana ny fitia; fa ny
fotoana sy ny sampona dia samy
mahazo azy rehetra.
12 Fa tsy fantatry ny olona ny
andronу; fa toy ny hazandrano
azon' ny harato fahitan-doza izy,
ary toy ny voron-kely izay voan' ny
fandrika, dia voafandrika toy izany
ny zanak' olombelona amy ny andro
mahory, raha mahavoa azy tampoka
izany.
13 Izao koa no fahendrena efa
hitako tatỳ ambanin' ny masoandro,
ka dia nataoko ho lehibe izany: 14
Nisy vohitra kely sady vitsy olona,
dia avy ny mpanjaka lehibe anan-
kiray ka namely sy nanao fahirano
azy ary nanao mànda lehibe hame-
lezany azy. 15 Ary nisy lehilahy
malahelo hendry hita teo, koa naha-
vonjy ny tanàna tamy ny fahen-
dreny ralehilahy, nefa tsy nisy olona
mba nahatsiahy ilay malahelo.
16 Koa hoy izaho: Aleo fahen-
drena toy izay hery; kanjo hama-
voina ny fahendren' ny malahelo,
ary ny teniny tsy mba henoina.

*Ohabolana samihafa ny amy ny tsi-fitovian' ny fahendrena sy ny fahadalana, ary ny amy ny fanaovantsoa sy ny fahazotoana ary ny fahamarinana.*

17 NY tenin' ny hendry izay re amy
ny mangingina dia mahery
noho ny fitreron' izay mpanapaka
adala. 18 Aleo fahendrena toy izay
fiadiana; ary ny mpanota iray ma-
hasimba ny soa be.
X. Ny fatin-dalitra mahamaimbo sy
mampamorivory ny menaky ny
mpangaroharo zava-manitra; ary
toy izany, ny fahadalana kely dia
mavesatra noho ny fahendrena sy ny
voninahitra
2 Ny fon' ny hendry dia eo anka-
vanany; fa ny fon' ny adala kosa
dia eo ankaviany. 3 Ary koa, raha
mandeha eny an-dàlambe ny adala,
dia levona ny fahalalany, ka milaza
tena amy ny olona rehetra izy fa
adala.
4 Raha tezeran' ny mpanapaka
hianao, aza miala amy ny fitoeranao;
fa ny fahatsindriam-po mahasakana
ny fahadisoana lehibe.
5 Misy ratsy efa hitako atỳ am-

[1] *Heb.* Sheola.

banin' ny masoandro, ka toa fahadisoana ataon' ny mpanapaka izany :
6 Asandratra ho ambony indrindra
ny adala, ary ny mpanan-karena
mipetraka eo amy ny toerana ambany.
7 Efa hitako ny mpanompo
mitaingin-tsoavaly, ary ny mpanapaka kosa mandeha an-tongotra toy ny mpanompo.

8 Izay mihady lavaka no ho latsaka ao, ary izay mandrava fefy vato no hokekerin' ny menarana.

9 Izay manovoka vato dia haratrany, ary izay mamaky hazo no ho voany.

10 Raha dombo ny antsy ka tsy asainy, dia tsy maintsy manao anteninaina izy ; fa ny fahendrena no mahasoa, satria mahalavorary ny raharaha izany.

11 Raha manaikitra ny menarana, satria tsy mbola nasiana ody, dia ahoana no mahatsara ny mpanao ody ?

12 Soa ny teny aloaky ny vavan'
ny hendry ; fa ny molotry ny adala
kosa mitelina ny tenany.
13 Ny
fiandohan' ny teny aloaky ny vavany dia fahadalana, ary ny fiafaran'
ny teniny dia fahaverezan-tsaina
mampidi-doza.
14 Maro teny ny
adala ; nefa tsy misy olona mahalala izay ho avy ; ary iza no mahalaza aminy ny ho avy any aoriany ?
15 Ny fisasaran' ny adala mahareraka azy, fa ny làlana mankany antanàna aza tsy fantany akory.

16 Lozanao, ry tany, raha zaza
no mpanjakanao, ary ny lehibenao
homa-maraina !
17 Sambatra kosa
hianao, ry tany, raha tena karazan' andriana no mpanjakanao, ary ny lehibenao homana amin' izay fotoana mety, mba hampahatanjaka ny tenany, fa tsy ny hampahamamo azy !
18 Ny fahalainana be no mampianjera ny lohatrano, ary ny hakamoan' ny tànana no mampitete ny trano.

19 Ataony laolao ny hanina, ary ny divay no maharavoravo ny aina, ary ny vola no hahazoana ny zavatra rehetra.

20 Aza manozona ny mpanjaka na dia amy ny eritreritrao aza ; ary aza manozona ny mpanan-karena na dia ao anatin' ny efi-trano fandrianao aza ; fa na dia ny voromanidina aza anie ka hitondra ny feo, ary na dia ny manana elatra dia hanambara ny teny.

XI. Atsipazo eny ambonin' ny rano ny haninao, fa ho hitanao hiany izy rehefa ela.
2 Samy omeo
anjara ny fito, ary na dia ny valo aza, fa tsy fantatrao izay fahoriana hanjo atỳ ambonin' ny tany.

3 Raha feno ranonorana ny rahona, dia halatsany amy ny tany izany ; ary na mianjera mianatsimo na mianavaratra ny hazo, dia eo amin' izay ianjerany hiany no handriany.

4 Izay fatra-pihevitra ny rivotra tsy hamafy, ary izay manahy[1] ny rahona tsy hijinja.

5 Toy ny tsy ahafantaranao ny amy ny alehan' ny rivotra, na ny amy *ny fitombon'* ny taolana ao ankibon' izay manan-anaka, dia toy izany no tsy ahafantaranao ny asan' Andriamanitra, Mpanao ny zavatra rehetra.

6 Amy ny maraina dia afafazo ny voanao, ary amy ny hariva dia aza atsahatra ny tànanao ; fa tsy fantatrao izay ho vanona, na ny teo aloha, na ny teo aoriana, na angamba samy ho vanona avokoa izy roa tonta.

7 Mamy tokoa ny mazava, ary mahafinaritra ny maso ny mijery ny masoandro ;
8 fa na dia ela velona aza ny olona, dia aoka ho faly amy ny androny rehetra izy ka hahatsiaro ny andro maizina, fa ho maro ireny : izay rehetra ho avy dia zava-poana.

---

[1] *Heb.* mijery.

*Anatra ho any ny tanora fanahy mba hanampoizany ny hihavian' ny fahanterana sy ny fahafatesana.*

9 MIFALIA, ry zatovo, dieny
mbola tanora hianao; ary
aoka ny fonao hampifalifaly anao
amy ny andro fahatanoranao; ka
mandehana any amin' izay sitraky
ny fonao sy izay jeren' ny masonao;
nefa aoka ho fantatrao fa ho entin'
Andriamanitra hotsaraina hianao
amin' izany rehetra izany. 10 Koa
esory ao am-ponao ny alahelo, ary
avilio tsy hikasika ny nofonao ny
ratsy; fa ny fahatanorana sy ny
fahatanjahana dia samy zava-poana.
XII. Ary tsarovy ny Mpanao anao
amy ny andro fahatanoranao,
dieny tsy mbola tonga ny andro ma-
hory, ary tsy mbola mihatra ny
taona izay hanaovanao hoe: Tsy
sitrako izao; 2 dieny tsy mbola
maizina ny masoandro sy ny faha-
zavana sy ny volana sy ny kintana,
ary tsy mbola mitambatra indray
ny rahona, rehefa latsaka ny ranon-
orana; 3 fa amin' izay dia hango-
vitra ny mpiandry trano, ary han-
joko ny lehilahy matanjaka, ary
hitsahatra ny ankizivavy mpitoto,
satria efa vitsy ireo, ary ho maizina
ny vehivavy mitsirika eo am-barava-
rankely, 4 ary hiriudrina ny vara-
varana kopa-droa mankeny an-dàlambe, rehefa malemy ny feon' ny
fikosoham-bary; ary ho taitra ny
olona, raha vao maneno ny voron-
kely,[1] ary halemy feo ny zazavavy
mpihira rehetra; 5 ary koa, hata-
hotra ny fiakarana izy, ary toa hisy
zava-mahatahotra eny an-dàlana;
ary hamony ny hazo amygdala, ary
ny valala aza ho tonga mavesatra,
ary ny voan-tsimperifery aza tsy
hanan-kery intsony [2]—fa mandroso
ho any amy ny tranony mandra-
kizay ny olona, ary ny mpisaona
mandehandeha eny an-dàlambe—6
dieny tsy mbola mivaha ny kofehy
volafotsy, ary tsy mbola vaky ny
vilia volamena fitoeran-diloilo, ary
tsy mbola rava ny barika eo an-
doharano, ary tsy mbola tapaka ny
kodia eo an-davaka famorian-drano,
7 ka ny vovoka dia hiverina amy ny
tany ho toy ny teo, fa ny fanahy
kosa hiverina amin' Andriamanitra,
Izay nanome iny.
8 Zava-poana dia zava-poana, hoy
Mpitoriteny, eny, zava-poana ny
zavatra rehetra!

*Teny farany.*

9 ARY koa, satria hendry Mpito-
riteny, dia nampianatra ny
olona fahalalana izy; eny, nandi-
nika sy nieritreritra ary nandahatra
ohabolana maro izy. 10 Mpitori-
teny nitady hahita teny mahafinari-
tra; ary izay mahitsy no voasorany.
dia tenin' ny fahamarinana.
11 Ny tenin' ny hendry dia toy
ny fanindronan-omby sy toy ny
hombo voatsatoka, ry mpanangona,
—omen' ny mpiandry iray izy; 12
ary he koa, anaka! minoa anatra
hianao; fa tsy misy farany ny manao
boky maro, ary manasatra ny tena
ny fianarana be.
13 Ary rehefa re izany rehetra
izany, dia izao no faran' ny teny:
Andriamanitra no atahory, ary ny
didiny no tandremo, fa izany no
*tokony hataon'* ny olona rehetra. 14
Fa ny atao rehetra dia ho entin'
Andriamanitra ho amy ny fitsarana
ny [3] zava-miafina rehetra, na soa na
ratsy.

---

[1] *Na:* ka tsy mafy noho ny any ny voron-kely aza ny feony.
[2] *Na:* hitsaha-panirian-javatra izy. [3] *Na:* mbamy ny.

# TONON-KIRANY SOLOMONA.

I. Ny tonon-kira tsara indrindra, izay nataony Solomona.

*Ny ampakarina sy ny zanakavaviny Jerosalema.*

2 ENGA anie ka hanoroka ahy amy ny fanorohan' ny vavany izy!
Fa tsara noho ny divay ny fitiavanao.
3 Mani-pofona ny menakao tsara,
Menaka manitra voaidina ny anaranao,
Koa izany no itiavan' ny zatovovavy anao.
4 Taomy aho, dia hihazakazaka hanaraka anao izahay;
Nentin' ny mpanjaka ho ao an-efi-tranony aho.
Hifaly sy hiravoravo aminao izahay;
Hankalazainay mihoatra noho ny divay ny fitiavanao;
Fitiavana marina no itiavany anao.

5 Mivalomainty aho, nefa tsara tarehy, ry zanakavaviny Jerosalema,
Toy ny lainy Kedara,
Toy ny ambain-dainy Solomona.
6 Aza mibanjina ahy, fa mivalomainty aho,
Satria efa azon' ny hainandro;
Tezitra tamiko ny zanak' ineny;
Notendreny ho mpiandry ny tanimboalobony aho;
Nefa ny tanimboaloboko kosa, dia ny any ny tenako, tsy mba nandrasako.
7 Lazao amiko, ry ilay tian' ny fanahiko, izay iandrasanao ny ondrinao
Sy izay ampandrianao azy raha antoandro;
Fa nahoana no ho tahaka izay mivezivezy foana [1] aho
Eny amy ny andian' ny namanao?

8 Raha tsy fantatrao, ry tsara tarehy indrindra amy ny vehivavy,
Dia mandehana hanaraka ny andian' ny ondry aman-osy,
Ary andraso eny amy ny lain' ny mpiandry ondry ny zanak' osinao.

*Ny mpanjaka sy ny ampakarina.*

9 RY tompokovavy havako, hianao dia ampitahaiko
Amy ny soavalivaviko mitarika ny kalesiny Farao.
10 Mahatsara ny tarehinao ireo *voahangy* voatohy;
Manendrika ny vozonao ireo rado.
11 Nefa rojo volamena misy voavola mibontsimbontsina kosa
No hataonay ho anao.

12 Raha mipetraka amy ny latabany ny mpanjaka,
Dia mamerovero tsara ny nardako.
13 Ny malalako dia miora ampehezana madinika
Mandry eo an-tratrako.
14 Ny malalako dia tahaka ny vonin' ny kofera amiko,
Any an-tanimboliny En-jedy.

---

[1] *Na:* misarona fisalobonana.

15 Indro, tsara tarehy hianao, ry tompokovavy havako;
Indro, tsara tarehy hianao;
Voromailala ny masonao.[1]

16 Indro, tsara tarehy hianao, ry malalako,
Eny, mahafinaritra;
Maitso ny fandriantsika.
17 Sedera ny sakamandimbin' ny tranontsika,
Ary kypreso ny peta-drindrintsika.

II. Izaho dia voninkazo eny antanety[2] hiany
Sy lilia eny an-dohasaha.

2 Toy ny lilia eo amy ny tsilo,
Dia toy izany tompokovavy havako eo amy ny zazavavy.

3 Toy ny hazo poma amy ny hazo any an-ala,
Dia toy izany ny malalako eo amy ny zatovo.
Mahafinaritra ahy indrindra ny mipetraka eo ambanin' ny alokalony,
Sady mamy ao am-bavako ny voany.
4 Nentiny ho ao an-tranon-divay aho,
Ary ny fanevany eo amboniko dia fitiavana.
5 Hatanjaho amin' ampempamboaloboka aho,
Ary velombelomy amy ny poma aho,
Fa mararim-pitia.
6 Aoka ny tànany ankavia hanondana ahy,
Ary aoka ny tànany ankavanana hanohona ahy.

7 Mampianiana anareo amy ny gazela na amy ny dieravavy any an-tsaha aho, ry zanakavaviny Jerosalema:
Aza manaitra na mamoha ny fitiavana, raha tsy efa sitrapony.

*Tenin' ny ampakarina, raha nitoetra irery izy.*

8 INJAY, ny feon' ilay malalako!
Indro, tamy izy
Ka miantsambotsambotra eny an-tendrombohitra
Ary mitsambikimbikina eny amy ny havoana.
9 Ny malalako dia tahaka ny gazela na ny diera tanora;
Indro, mijanona eo ala-tranonay[3] izy,
Mitsidika eo am-baravarankely,
Manarangarana eo amy ny makarakara.
10 Niteny ny malalako ka nanao tamiko hoe:
Mitsangàna, ry tompokovavy havako, ry tsara tarehiko, ka andeha ary!
11 Fa, indro, lasa ny ririnina,
Ritra tsy misy intsony ny ranonorana;
12 Miposaka eo amy ny tany ny voninkazo;
Tonga ny taona fanaovam-peo fifaliana,
Ary re atỳ amy ny tanintsika ny feon' ny domohina.
13 Ny aviavy[4] mahamanitra ny voany tanora,
Mamony ny voaloboka ka mamerovero tsara.
Mitsangàna, ry tompokovavy havako, ry tsara tarehiko, ka andeha ary!
14 E, ry voromailalako ao amy ny tsefatsefaky ny harambato,
Dia ao amy ny fialokalofana amy ny fiakarana mideza,
Aoka hahita ny endrikao
Sy handre ny feonao aho;
Fa mamy ny feonao, sady mahafinaritra ny endrikao.

[1] *Na:* Manana masom-boromailala hianao. [2] *Na:* any Sarôna.
[3] *Heb.* ivelan' ny rindrinay. [4] aviavimbazaha.

15 Sambory ny amboahaolo, dia ireo amboahaolo madinika
Izay manimba ny tanimboaloboka;
Fa efa mamony izao ny voalobotsika.
16 Ahy ny malalako, ary azy aho,
Dia ilay miandry ny ondriny eny amy ny lilia.
17 Mandra-pangatsiatsiaky ny andro, ka efa hilentika ny masoandro,[1]
Mitodiha, ry ilay malalako, ary aoka ho tahaka ny gazela na ny diera tanora
Eny an-tendrombohitra be hantsana[2] hianao.

III. Teo am-pandriako nony alina dia mazàna nitady ilay tian' ny fanahiko aho;
Nitady azy aho, fa tsy nahita azy—
2 *Dia hoy izaho:* Hifoha aho ka handehandeha eo an-tanàna,
Dia eny an-dàlambe sy eny an-kalalahana,
Hitady ilay tian' ny fanahiko—
Eny, nitady azy aho, nefa tsy nahita azy.
3 Hitan' ny antily izay mandehandeha eny an-tanàna aho;
*Dia hoy izaho:* Sao mba hitanareo lahy ilay tian' ny fanahiko iny?
4 Nony vao nandalo ireo vetivety foana aho,
Dia hitako ilay tian' ny fanahiko,
Ka nohazoniko izy, fa tsy navelako handeha,
Mandra-pitondrako azy ho any an-tranon' ineny,
Dia any amy ny efi-tranon' ilay niteraka ahy.

5 Mampianiana anareo amy ny gazela na amy ny dieravavy any an-tsaha aho, ry zanakavaviny Jerosalema:
Aza manaitra na mamoha ny fitiavana, raha tsy efa sitrapony.

*Ny amy ny nampakarana an-dravehivavy.*

6 IZA moa irỳ vehivavy miakatra avy any an-efitra,
Tahaka ny setroka mitankosina,
Sady tsara fofona amy ny miora sy ny ditin-kazo mani-pofona
Mbamy ny vovoka manitra samihafa entin' ny mpandranto?
7 Indro ny filanjany[3] Solomona!
Lehilahy enim-polo, mahery avokoa,
Avy amy ny lehilahy mahery amy ny Isiraely, no manotrona azy.
8 An-tsabatra avokoa izy rehetra sady mahay miady,
Samy mitondra ny sabany eo am-balahany avy
Noho ny tahotra amy ny alina.
9 Nanao filanjana[3] ho azy Solomona mpanjaka
Tamy ny hazo avy any Libanona:
10 Volafotsy no nataony andriny,
Ary volamena ny fiankinana, volomparasy ny ondany,
Ny ao anatiny voaravaka amy ny fanomezam-pitiavana
Avy tamy ny zanakavaviny Jerosalema.
11 Mivoaha, ry zanakavaviny Ziona,
Ka mijere any Solomona mpanjaka,

---

[1] *Heb.* mandositra ny aloka.
[2] *Na;* tendrombohitra manelanelana.
[3] *Heb.* farafara.

Misatroka ilay satrobonina-
hitra nasatro-dreniny azy
Tamy ny andro nampakarany
vady,
Dia tamy ny andro nifalian'
ny fony.

IV. Endrey, tsara tarehy hianao,
ry tompokovavy havako!
Endrey, tsara tarehy hianao!
Ny masonao dia voromailala
eo amy ny fisalobona-
nao;[1]
Ny volonao dia tahaka ny osy
andiany,
Izay mandriandry eny an-
kilan' ny tendrombohitry
Gileada.
2 Ny nifinao dia tahaka ny on-
drivavy andiany efa voahety,
Izay miakatra avy eo amy ny
fampandroana;
Samy kambana avy ireo,
Fa tsy misy tsy mana-namana.
3 Tahaka ny kofehy jaky ny
molotrao,
Ary mahafinaritra ny vava-
nao;[2]
Tahaka ny hasin' amponga-
bendanitra ny takolakao
Eo amy ny fisalobonanao,[1]
4 Ny vozonao dia tahaka ny
tilikambony Davida,
Natao ho trano fihantonam-
piadiana;
Ampinga arivo no voahantona
eo,
Dia ny ampinga rehetra any
ny lehilahy mahery.
5 Ny nononao roa dia toy ny
diera kambana mbola ta-
nora,
Izay homana eny amy ny lilia.

6 Mandra-pangatsiatsiaky ny
andro, ka efa hilentika
ny masoandro,[3]
Dia handeha aho ho any amy
ny tendrombohitry ny miora
Sy ny havoan' ny ditin-kazo
mani-pofona.

7 Tsara avokoa izato bikanao
izato, ry tompokovavy
havako;
Tsy misy kilema hianao.
8 Hiaraka amiko avy any Liba-
nona hianao, ry ampakariko,
Eny, hiaraka amiko avy any
Libanona,
Hitazana eny an-tampony
Amana,
Eny an-tampony Senira sy
Hermona,
Eny an-davaky ny liona,
Eny an-tendrombohitry ny leo-
parda.
9 Efa lasanao ny foko, ry ha-
vako[4] ampakariko,
Efa lasanao ny foko tamy ny
masonao an-ila
Sy tamy ny rojo anankiray
amy ny vozonao.
10 Akory ny hatsaran' ny fitia-
vanao, ry havako[4] ampa-
kariko!
Akory ny hatsaran' ny fitia-
vanao! eny, tsara noho ny
divay!
Ary ny fofon' ny menaka
manitrao dia mihoatra noho
ny zava-manitra rehetra!
11 Mitete tantely toy ny avy
amy ny tohotra ny molo-
trao, ry ampakariko;
Tantely sy ronono no ao am-
banin' ny lelanao,
Ary ny fofon' ny fitafianao
dia tahaka ny fofony Liba-
nona.
12 Saha voahidy ny havako[4]
ampakariko,
Loharano voahidy, fantsakan-
drano voaisy tombo-kase.
13 Hianao no saha anirian' ny
ampongabendanitra tsara
voa,
Sady misy kofera sy narda,

---

[1] *Na:* volonao milantolanto.
[2] *Heb.* fitenenanao.
[3] *Heb.* mandositra ny aloka.
[4] *Heb.* anabaviko.

14 Eny, narda sy safrona,
Veromanitra sy havozomanitra
Sy ny hazo misy ny ditin-kazo mani-pofona rehetra,
Miora sy hazo manitra [1]
Mbamy ny zava-manitra tsara rehetra;
15 Loharano ao an-tanimboly hianao,
Loharano miboiboika,
Ary renirano kely avy any Libanona.

16 Mifohaza, ry rivotra avy any avaratra; avia, ry avy any atsimo,
Mitsofa eny an-tsahako hielezan' ny fofony manitra.
Aoka ny malalako hankaty an-tanimboliny
Ka hihinana ny voankazony tsara.

V. Efa tonga eto an-tsahako aho, ry havako [2] ampakariko;
Mioty ny miorako mbamy ny zava-manitro aho;
Efa homana ny toho-tanteliko mbamy ny tanteliko aho,
Ary efa misotro ny divaiko mbamy ny rononoko;
Homàna hianareo, ry sakaizako,
Misotroa, eny, mivokisa divay, ry malala.

*Teny nataon' ny ampakarina sy ny mpanjaka ary ny zanakavaviny Jerosalema.*

2 NATORY aho, nefa nahatsiaro hiany ny foko;
Injay! ny feon' ny malalako, izay mandòndòna ka manao hoe:
Vohay aho, ry havako [2] ampakariko,
Ry voromailalako, ilay ahy tsy misy kilema;
Fa vonton' ando ny lohako,
Ny voloko milantolanto dia kotsan' ny andon' ny alina.

3 *Fa hoy izaho:* Efa niala akanjo aho,
Ka hataoko ahoana indray no fiakanjo?
Efa nioza tongotra aho,
Ka hataoko ahoana no fandoto azy?

4 Nampiditra ny tànany teo amy ny loaka ilay malalako,
Dia nangorakoraka azy ny foko.
5 Nitsangana hamoha varavarana ny malalako hiany aho,
Ary nitete miora ny tànako,
Eny, ny rantsan-tànako nitete ranon' ny miora
Teo amy ny famohana ny hidin-trano.
6 Namoha varavarana ny malalako aho,
Kanjo efa nihodina izy ka lasa;
Very hevitra aho tamy ny nitenenany;
Nitady azy aho, fa tsy nahita;
Niantso azy aho, fa tsy novaliany.
7 Nahita ahy ny antily izay mandehandeha eny an-tanàna,
Dia nikapoka ka nandratra ahy;
Ny mpiambina ny mànda nanala ny lamba fisaronako.
8 Mampianiana anareo aho, ry zanakavaviny Jerosalema:
Raha mba hitanareo re ny malalako,
Dia ahoana no holazainareo aminy?
*Lazao fa* mararim-pitia aho.

9 Inona ny malalanao mihoatra noho ny malala sasany,
Ry tsara tarehy amy ny vehivavy?

[1] *Heb.* ahalota.

[2] *Heb.* anabaviko.

Inona ny malalanao mihoatra noho ny malala sasany,
No dia mampianiana anay toy izao hianao?

10 Ny malalako dia sady fotsy mangatsakatsaka no mena,
Notsongaina tamy ny alinalina.
11 Ny lohany dia toy ny tena volamena tsara;
Ny volony dia milantolanto sady mangilohilo toy ny goaika.
12 Ny masony dia tahaka ny voromailala eo anilan' ny sakeli-drano,
Mandro amy ny ronono sady tahaka ny vato soa alatsaka an-tranontranony izy.
13 Ny takolany dia tahaka ny tanim-boninkazo misy zava-manitra eo an-tsaha,
Dia tahaka ny tany navosaina [1] misy voninkazo manitra.
Ny molony dia tahaka ny lilia
Sady mitete ranon' ny miora.
14 Ny tànany dia tahaka ny anja-bolamena voaisy krysolita;
Ny tenany dia tahaka ny ivory voarafitra tsara sady misarona safira;
15 Ny ranjony dia tahaka ny andry vatosanga [2]
Miorina amy ny faladia tena volamena;
Ny tarehiny dia tahaka any Libanona,
Tsara toy ny sedera.
16 Mamy dia mamy ny vavany,[3] eny, mahate-ho-tia avokoa izy.
Toy izany ny malalako, ary toy izany ny sakaizako,
Ry zanakavaviny Jerosalema!

VI. Nankaiza ny malalanao,
Ry tsara tarehy amy ny vehivavy?
Nivily nankaiza ny malalanao?
Mba hiarahanay aminao hitady azy.

2 Lasa nidina ho any an-tsahany ny malalako,
Dia any amy ny tanim-boninkazo misy zava-manitra eo an-tsaha,
Hiandry ny ondriny eny amy ny tanimboly sy hioty ny lilia.
3 Any ny malalako aho, ary ahy ny malalako,
Dia ilay miandry ny ondry andiany eny amy ny lilia.

4 Tsara tarehy tahaka any Tirza hianao, ry tompokovavy havako,
Eny, tsara tarehy tahaka any Jerosalema,
Mahatahotra toy ny antokon' ny miaramila mitondra faneva.
5 Avilio ny masonao tsy hijery ahy,
Fa mampiontanontana ny foko izy;
Ny volonao dia tahaka ny osy andiany,
Izay mandriandry eny an-kilany Gileada.
6 Ny nifinao dia tahaka ny ondrivavy andiany,
Izay miakatra avy eo amy ny fampandroana;
Samy kambana avy ireo,
Fa tsy misy tsy mana-namana.
7 Tahaka ny hasin' ampongabendanitra ny takolakao
Eo amy ny fisalobonanao.[4]

8 Misy mpanjakavavy enim-polo
Sy vaditsindrano valo-polo
Ary zatovovavy tsy hita isa.
9 Fa iray monja kosa no voromailalako, dia ilay ahy tsy misy kilema,

[1] *Heb.* tilikambo. [2] marmora fotsy. [3] *Heb.* lanilaniny.
[4] *Na:* ny volonao milantolanto.

Vavy tokan-dreniny
Sady tsongaina amin' izay naterany.
Ny zazavavy nahita azy ka nanao azy ho sambatra,
Eny, ny mpanjakavavy sy ny vaditsindrano, ka nidera azy.

10 Iza moa io vehivavy mitsidika toy ny maraina,
Izay tsara tarehy tahaka ny volana, madio toy ny masoandro
Sady mahatahotra toy ny antokon' ny miaramila mitondra faneva?

11 Lasa nidina nankany antsaha tsara hazo [1] aho,
Hijerijery ny zava-maitso andohasaha,
Hizaha raha mitsimoka ny voaloboka
Sy mamony ny ampongabendanitra.
12 Tsy nampoiziko ny nanandratan' ny fanahiko ahy
Ho eo amy ny kalesin' ny fireneko be voninahitra.

VII. Miverena, miverena, ry Solemita;
Miverena, miverena, mba hijerenay anao.

Inona no hitanareo amy ny Solemita?

Dihy tahaka ny any Mahanaima.[2]

2 Endrey! mahate-hijery ny famindran' ny tongotrao mikiraro,[3] ry zazavavy zanak' andriana!
Dia tahaka ny firavaka ny amboampenao,
Nataon' ny tànan' ny mahay zavatra.
3 Ny foitrao dia *tahaka ny* tomaboha kivorivory;
Tsy ho diso divay noharoharoan-java-manitra anie izy!
Ny kibonao dia *tahaka ny* vary tritika voatoby
Sady voaravaka lilia manodidina.
4 Ny nononao roa dia tahaka ny gazela kambana mbola tanora.
5 Ny vozonao dia tahaka ny tilikambo ivory;
Ny masonao dia tahaka ny kamory any Hesbona,
Dia eo am-bavahadin' ny tanàna be olona;[4]
Ny oronao dia tahaka ny tilikambo any Libanona,
Izay manandrify any Damaskosy.
6 Ny lohanao dia tahaka any Karmela,
Ary ny volon-dohanao milantolanto dia somary volomparasy.
Voatanan' ny volo olioly ny mpanjaka!

7 Endrey! tsara tarehy sady mahafinaritra hianao,
Ry malala,[5] amin' izao zava-mahafinaritra rehetra izao!
8 Izato tsangananao dia tahaka ny rofia,[6]
Ary ny nononao dia tahaka ny sampahony.
9 Hoy izaho: Hananika ny rofia [6] aho
Ka handray ny rantsany;
Ary aoka ny nononao ho toy ny sampahom-boaloboka amiko,
Ary ny fofonainao ho tahaka ny any ny poma,

[1] *Heb.* an-tanin' egoza. [2] *Na:* ataon' ny mpandihy roa tonta; *izahao Gen.* xxxii. 2, 3. [3] *Heb.* mikapa. [4] *Na:* eo am-bavahadiny Beta-rabima. [5] *Heb.* ry fitiavana. [6] palma.

10 Ny vavanao dia toy ny divay tsara,—
Eny, divay mikorotsaka mora eo an-tendan' ny malalako
Sady miditra misononoka amy ny molotry ny matory.

11 Any ny malalako aho,
Sady manina ahy[1] izy.
12 Avia, ry malalako, aoka handeha ho any an-tsaha isika;
Andeha handry any ambanivohitra isika.
13 Dia aoka hifoha maraina koa ho any an-tanimboaloboka isika;
Aoka hizahantsika raha mitsimoka ny voaloboka,
Sy mivelatra ny voniny,
Ary mamony ny ampongabendanitra;
Any no hanehoako ny fitiavako anao.
14 Mamerovero tsara ny dodaima,[2]
Sady ao am-bavahadintsika misy voankazo tsara samihafa,
Na ny vao na ny ela:
Efa notehiriziko ho anao izany, ry malalako.

VIII. Enga anie ka ho tahaka ny anadahiko, izay ninono an' ineny, hianao!
Dia ho nahita anao teny alatrano aho ka ho nanoroka anao,
Eny, tsy ho azon' olona notevatevaina aho.
2 Dia ho entiko ka hampidiriko ho ao an-tranon' ineny hianao,
Ary hampianarinao aho;
Hampisotroiko divay noharoharoan-java-manitra mbamy ny ranon' ampongabendanitro hianao.
3 Aoka hanondana ahy ny tànany ankavia,
Ary aoka hanohona ahy ny tànany ankavanana.

4 Mampianiana anareo aho, ry zanakavaviny Jerosalema:
Aza manaitra na mamoha ny fitiavana, raha tsy efa sitrapony.

*Ny nandehanany ho any amy ny tany nihavian' ny ampakarina.*

5 IZA moa irỳ vehivavy miakatra avy any an-efitra,
Mitehina amy ny malalany?

Teo ambanin' ny hazo poma no namohazako anao;
Teo no niterahan-dreninao anao,
Eny, teo no nahararian' ilay niteraka anao.
6 Ataovy toy ny fanombohankase ao am-ponao aho
Sy toy ny fanombohan-kase eo an-tsandrinao;
Fa mahery toy ny fahafatesana ny fitiavana,
Masiaka tahaka ny fiainan-tsihita[3] ny fahasaro-piaro:
Ny lelafony dia lelafo midedadeda,
Eny, lelafony Jehovah.
7 Na dia ny ony maro aza tsy mahavono ny afon' ny fitiavana, ary ny renirano tsy mahapaoka azy;
Na dia misy olona manome ny fananany rehetra ao antranony aza hamidy fitiavana,
Dia hatao tsinontsinona izy.

8 Manana zandrivavy tsy mbola misy nono izahay;[4]
Ahoana no hataonay[5] amy ny zandrivavinay,[6]

---

[1] *Heb.* ho amiko ny faniriany; *izahao Gen.* iii. 16. [2] mandragora; *izahao Gen.* xxx. 14.
[3] *Heb.* Sheola. [4] *Na:* isika. [5] *Na:* hataontsika. [6] *Na:* zandrivavintsika.

Raha mby amin' izay andro
hangatahan' olona azy ho
vady?
9 Raha mànda izy,
Dia hanangananay[1] tilikambo
volafotsy eo an-tampony;
Fa raha varavarana kosa izy,
Dia hotampenanay[2] hazo fisaka
sedera.

10 Mànda aho, dia toy ny tilikambo
ny nonoko.
Raha eo imasony dia toy ny
efa mahita soa aho.

11 Solomona nanan-tanimboaloboka
tao Bala-hamona;
Nahofany tamin' olona mpiandry
voly ny tanimboaloboka,
Ka samy tsy maintsy mitondra
sekely volafotsy arivo
ho solon' ny vokatra.
12 Ny tanimboaloboko, eny, ilay
any ny tenako, dia eto anatrehako,
Ny arivo kosa dia anao, ry
Solomona,
Ary ny roan-jato ho an' izay
mpiandry voly.

13 Ry mitoetra eny an-tsaha!
Te-hihaino ny feonao ireo namako;
Mba ampandreneso izany koa
aho.

14 Mandosira, ry malalako,
Ary aoka hianao mba ho toy
ny gazela na ny diera tanora
Eny an-tendrombohitry ny
zava-manitra.

---

# ISAIA.

I. Ny fahitany Isaia, zanaky Amoza,
izay hitany ny amy ny Joda
sy Jerosalema tamy ny androny
Ozia sy Jotama sy Ahaza ary Hezekia,
izay samy mpanjakan' ny Joda.

*Ny alahelony Jehovah noho ny niodinan' ny Isiraely, ary ny nananarany azy sy ny nokasainy hatao aminy.*

2 MANDRENESA, ry lanitra,
ary mihainoa, ry tany,
Fa Jehovah no miteny hoe:
Efa nitaiza sy nahalehibe zaza
Aho,
Kanjo niodina tamiko ireo.
3 Ny omby mahalala ny tompony,
Ary ny boriky ny fihinanambilon'
ny tompony;
Fa ny Isiraely tsy mahalala,
Ny oloko tsy misaina.
4 Indrisy! firenena mpanota,
olona mavesa-keloka,
Taranaka mpanao ratsy, zanaka
mpanao meloka!
Efa nahafoy any Jehovah izy,
Efa nanamavo ny Iray Masin'
ny Isiraely,
Efa nihodina izy.
5 Nahoana no mbola ta-hasiana
hiany hianareo noho izao
fiodinanareo lalandava izao?
Henika aretina avokoa ny
loha rehetra,
Ary marary ny fo rehetra.
6 Hatramy ny faladia ka hatramy
ny loha dia tsy misy
izay tsy marary,

[1] *Na:* hanangananantsika.
[2] *Na:* hotampenantsika.

Fa ratra sy dian-kapoka ary fery vao;
Tsy mbola voaporitra, na voafehy, na voalemin' ny diloilo izy.
7 Ny taninareo dia efa lao;
Ny tanànanareo dia voadotra tamy ny afo;
Ny tany volenareo dia lanin' ny fahavalo [1] eo imasonareo,
Ary lao izy toy ny efa noravan' ny fahavalo.[1]
8 Ary Ziona zanakavavy dia nilaozana tahaka ny trano rantsan-kazo ao anaty tanimboaloboka,
Sy tahaka ny fandriana mihantona any ny mpiandry voly ao anaty tanimbolimboantango,[2]
Dia tahaka ny tanàna atao fahirano.
9 Raha tsy nosisany Jehovah, Tompon' ny maro, olona vitsivitsy isika,
Dia efa tonga tahaka any Sodoma
Ary nitovy taminy Gomora.

10 Mandrenesa ny teniny Jehovah, ry mpitsarany Sodoma;
Mihainoa ny lalàn' Andriamanitsika, ry vahoakany Gomora.
11 Hataoko inona ny zavatra betsaka vonoinareo ho fanatitra? hoy Jehovah;
Efa tofoka ny ondrilahy atao fanatitra odorana sy ny saboran' ny zanak' omby mifahy Aho,
Ary tsy sitrako ny ran' ny vantotr' ombilahy sy ny any ny zanak' ondry ary ny any ny osilahy.
12 Raha avy miseho eo anatrehako hianareo,
Iza moa no nitady anareo hanitsakitsaka ny kianjako?
13 Aza mitondra fanati-poana intsony;
Fofona fahavetavetana amiko izany! [3]
Ny voaloham-bolana sy ny Sabata ary ny fiantsoampiangonana—
Tsy zakako ny fivoriana masina haroharoam-paharatsiana!
14 Ny voaloham-bolanareo sy ny fotoam-pivavahanareo dia halan' ny fanahiko,
Mavesatra amiko izany,
Ka sasatra mitondra azy Aho.
15 Raha mananty tànana hianareo,
Dia hitampi-maso tsy hijery anareo Aho;
Eny, na dia manao vavaka be aza hianareo, dia tsy hihaino Aho;
Feno ran' olona [4] ny tànanareo.
16 Misasà hianareo, diovy ny tenanareo,
Esory tsy ho eo anoloan' ny masoko ny ratsy fanaonareo;
Mitsahara, fa aza manao ratsy;
17 Mianara hanao ny tsara,
Diniho izay rariny, anaro ny mpampahory,
Omeo rariny ny kamboty, tsarao ny adin' ny mpitondratena.

18 Avia ary hifandahatra isika, hoy Jehovah:
Na dia tahaka ny jaky aza ny fahotanareo,
Dia ho fotsy tahaka ny orampanala,
Na dia mangatrakatraka tahaka ny sily aza,

---

[1] *Heb.* hafa firenena. [2] voantangombazaha.
[3] *Na:* Ny emboka dia fahavetavetana amiko. [4] *Heb.* ra nalatsaka.

Dia ho tahaka ny volon' ondry fotsy.
19 Raha manaiky sy mankatò hianareo,
Dia hihinana ny voka-tsoa amy ny tany;
20 Fa raha mbola mandà sy miodina hiany hianareo,
Dia ho lanin' ny sabatra;
Fa ny vavany Jehovah no efa niteny.

21 Indrisy! tonga janga ity tanàna mahatoky!
Izay feno ny rariny taloha
Sady nitoeran' ny fahamarinana,
Fa ankehitriny kosa mpamono olona no ao.
22 Ny volafotsinao efa tonga tain-drendrika;
Ny divainao efa voatsatso rano;
23 Ny lehibenao dia mpiodina sady naman' ny mpangalatra;
Samy tia kolikoly sy fatrapitady tambitamby avokoa izy rehetra;
Ny kamboty tsy mba omeny rariny,
Ary ny adin' ny mpitondratena tsy avelany ho entina eo anatrehany.

24 Ka dia hoy Jehovah, Tompon' ny maro,
Ilay Maherin' ny Isiraely:
E! hiala fo amy ny mandrafy Ahy Aho
Ary hamaly ny fahavaloko.
25 Dia hamerina ny tànako ho aminao Aho,
Ka hodioviko amy ny lavenona [1] hianao hahafahan' ny tain-drendrikao,
Ary hesoriko ny firaka rehetra aminao.
26 Dia hampodiko ho toy ny teo aloha ny mpitsaranao,
Ary ny mpanolo-tsainao ho toy ny tamy ny voalohany;
Ary rehefa afaka izany, hianao dia hantsoina hoe Tanànan' ny fahamarinana, Tanàna mahatoky.
27 Ziona havotana amy ny fitsarana,
Ary izay efa mibebaka [2] ao dia havotana amy ny fahamarinana;
28 Ary samy haringana avokoa ny mpiodina sy ny mpanota,
Eny, ho lany ritra izay mahafoy any Jehovah.
29 Fa hahazo henatra hianareo [3] noho ny amy ny hazo terebinta izay nifalianareo,
Ary hangaihay hianareo noho ny amy ny saha izay natokanareo.
30 Fa ho tahaka ny hazo terebinta malazo ravina hianareo,
Sy ho tahaka ny saha tsy misy rano.
31 Ny mahery ho tahaka ny vohavoha,
Ary ny asany ho tahaka ny kilalaon' afo,
Dia hiaraka hodorana izy roa tonta,
Ka tsy hisy hamono ny afo.

*Ny voninahitra marina voatendry ho any ny Isiraely, sy ny hanafoanana ny voninahiny tsy izy.*

II. NY teny izay hitany Isaia, zanaky Amoza, ny amy ny Joda sy Jerosalema.

2 Ary izao no ho tonga any amparany:
Ny tendrombohitra misy ny tranony Jehovah dia haorina eo an-tampon' ny tendrombohitra
Ary hasandratra ho avo noho ny havoana;

[1] *Heb.* sirahazo. [2] *Heb.* miverina. [3] *Heb.* izy.

Ary ny jentilisa rehetra hitan-
jozotra hankany.
3 Eny, maro ny firenena no
hiainga ka hanao hoe:
Andeha isika hiakatra any an-
tendrombohitry Jehovah,
Ho any an-tranon' Andriama-
nitry Jakoba,
Mba hampianarany antsika ny
amy ny làlany,
Ka handehanantsika amy ny
atorony;
Fa avy any Ziona no hivoa-
han' ny lalàna,
Ary avy any Jerosalema ny
teniny Jehovah.
4 Ary hitsara ny adin' ny jen-
tilisa Izy
Ka hampiaiky firenena maro;
Dia hanefy ny sabany ho fan-
gady ireny,
Ary ny lefony ho fanetezam-
boaloboka;
Ny firenena tsy hanainga sa-
batra hifamely
Na hianatra ady intsony.

5 Ry taranaky Jakoba,
Avia, ary aoka isika handeha
amy ny fahazavany Jeho-
vah.
6 Fa efa nanary ny taranaky
Jakoba olonao Hianao,
Satria feno ny *fanao* avy any
atsinanana izy
Ary efa mpanandro tahaka ny
Filistina
Sady efa be [1] zana-bahiny.
7 Ary ny taniny dia feno vola-
fotsy sy volamena,
Sady tsy hita lany ny hareny;
Ary ny taniny dia feno soa-
valy,
Sady tsy hita isa ny kalesiny;
8 Ny taniny dia feno andriamani-
tsi-izy koa;
Eo anatrehan' ny asan' ny
tànany no iankohofany,
Dia izay nataon' ny rantsan-
tànany;
9 Koa ny zanak' olombelona
hatao mitanondrika,
Ary ny olona haetry,—
Ary aza mamela ny helony
Hianao!
10 Midira ao amy ny vatolampy,
Ary miere ao amy ny vovoka
Noho ny tahotra avy aminy
Jehovah
Sy ny voninahitry ny fahale-
hibiazany.
11 Ny fiandranandran' ny mason'
ny zanak' olombelona dia
haetry,
Ary ny fiavonavonan' ny olona
hatao mitanondrika;
Fa Jehovah hiany no hisan-
dratra amin' izany andro
izany.
12 Fa misy androny Jehovah,
Tompon' ny maro,
Hitsarana izay avo sy ambony
toetra rehetra
Ary izay misandratra rehetra,
Ka dia haetry ireny,—
13 Dia ny sedera rehetra any
Libanona, izay avo sady
andrandraina,
Sy ny hazo ôka rehetra any
Basana
14 Sy ny tendrombohitra avo
rehetra
Sy ny havoana andrandraina
15 Sy ny tilikambo miringiringy
rehetra
Sy ny mànda mafy rehetra
16 Sy ny sambony Tarsisy re-
hetra
Sy ny tao-zavatra tsara tarehy
rehetra;
17 Ary ny fireharehan' ny zanak'
olombelona hatao mitanon-
drika,
Ary ny fiavonavonan' ny olona
haetry;
Fa Jehovah hiany no hisan-
dratra amin' izany andro
izany.
18 Ary ny andriamani-tsi-izy dia
ho foana avokoa.

---

[1] *Na:* Sady efa nanao fanekena tamy ny.

19 Ary hiditra ao amy ny zohy sy ny lava-bato ny olona
Noho ny tahotra avy aminy Jehovah
Sy ny voninahitry ny fahalehibiazany,
Rehefa mitsangana hampihorohoro ny tany Izy.
20 Amin' izany andro izany dia harian' ny olona
Ho any ny voalavo sy ny manavy
Ny andriamani-bolafotsiny sy ny andriamani-bolamenany—
Izay nataony hiankohofany eo anatrehany—
21 Mba hidirany eo amy ny fitriatry ny vatolampy
Sy eo an-tsefatsefaky ny harambato
Noho ny tahotra avy aminy Jehovah
Sy ny voninahitry ny fahalehibiazany,
Rehefa mitsangana hampihorohoro ny tany Izy.

22 Mitsahara, fa aza mitoky amy ny olona;
Fa fofonaina foana no eo ambavorony,
Ka hatao zinona izy?

III. Fa, indro, Jehovah, Tompon' ny maro,
Manaisotra aminy Jerosalema sy Joda izay andry sy tohana rehetra:
Dia ny mofo sy ny rano rehetra, izay tohan' aina,
2 Ny lehilahy mahery sy ny mpiady,
Ny mpitsara sy ny mpaminany,
Ny mpanao fankatovana sy ny loholona,
3 Ny mpifehy ny dimam-polo sy ny manan-kaja,
Ny mpanolo-tsaina sy ny mahay zavatra
Ary ny mahay ny fiboeriboeriky ny mpanao ody.
4 Ary hanendry ankizilahy madinika ho lehibeny Aho,
Ary ny haitraitran-jaza no hanapaka azy.
5 Ary hifanipaka izy samy iray firenena,
Dia samy ny namany avy sy ny akaiky azy avy;
Ny tovolahy hirehareha amy ny anti-panahy,
Ary ny tsy manan-daza amy ny manan-daza.

6 Raha misy olona angatahin'[1] ny rahalahiny ao an-tranon-drainy ka ataony hoe:
Hianao no manana lamba, koa aoka ho mpanapaka anay,
Ary aoka ity faharavana ity ho raharahanao,
7 Dia hamaly izy amin' izany andro izany hoe:
Tsy mety ho dokotera aho,
Fa ao an-tranoko tsy misy hanina na lamba;
Koa tsy azonareo hatao mpanapaka ny olona aho.
8 Fa tafintohina Jerosalema,
Ary potraka Joda,
Satria ny lelany sy ny asany dia samy manohitra any Jehovah
Mba hihaika ny mason' ny voninahiny.
9 Ny fisehon' ny tarehiny miampanga azy;
Ary mampiharihary ny fahotany tahaka any Sodoma izy ka tsy manafina azy.
Lozan' ny fanahiny!
Fa mampidi-doza amy ny tenany izy.
10 Lazaonareo ny amy ny marina fa hahita soa izy;
Fa ny vokatry ny asany no hohaniny.

[1] *Heb.* hazonin'.

11 Lozan' ny ratsy fanahy! hiharan' ny ratsy izy,
Satria ny valin' ny nataon' ny tànany hiany no hanody azy.
12 Ny amy ny oloko, dia zaza no mampahory azy,
Ary ireo vehivavy no manapaka azy.
Ry oloko ô, ny mpitarika anao no mampivily anao
Sady mandrava ny làlana alehanao.

13 Jehovah mitsangana handahatra
Ka miatrika hitsara ny firenena.
14 Jehovah miampanga ny loholona sy ny lehiben' ny olony amy ny fitsarana hoe:
Hianareo no efa nandevona ny tanimboaloboka;
Ary ao an-tranonareo ny fananan' ny malahelo izay efa nalaina an-keriny.
15 Ahoana no hevitrareo no dia hosihosenareo ny oloko,
Ary torotoroinareo ny tavan' ny malahelo?
Hoy Jehovah, Tompon' ny maro.

16 Ary hoy koa Jehovah:
Satria miavonavona ireo zanakavaviny Ziona ka mandeha mianjonanjona sy manao maso meloka
Sady kasikasy fandeha
Ary mampikorintsandrintsana ny fehin-tongony,
17 Noho izany dia hataon' ny Tompo feno takopery ny tampon-dohan' ny zanakavaviny Ziona,
Ary Jehovah hampiseho ny fitanjahany.
18 Amin' izany andro izany dia hesoriny Jehovah ny firavaka rehetra, na ny fehintongotra,
Na ny fehi-loha,[1] na ny sarimbolan-tsinana,
19 Na ny kavina voavola, na ny rojo,[2] na ny fisalobonana makarakara,
20 Na ny satroka,[3] na ny rojo parapaingo, na ny fehinkibo misy haingony,
Na ny fitoeran-dranomanitra, na ny ody fanaony ravaka,
21 Na ny peratra, na ny kavin' orona,
22 Na ny akanjo fihaingoana, na ny kapôty,
Na ny saly, na ny poketra,
23 Na ny fitaratra fizahana, na ny akanjo somizy anatiny,
Na ny satroka fihaingoana,[4] na ny lamba fisaronana;
24 Ary ny manitra hosoloana ny maimbo;
Ary ny fehin-kibo tsara hosoloana ny mahazaka;
Ary ny volo voavoatra tsara hosoloana ny boriana;
Ary ny akanjo miebanebana hosoloana ny lamba fisaonana;[5]
Ary ny hatsaran-tarehy hosoloana ny tomboka amy ny vy mahamay.

25 Ny lehilahy ao aminao ho lavon-tsabatra,
Ary ny mahery ao aminao ho faty.an-ady;
26 Ka dia hitomany sy hisaona ny vavahadiny;
Ary ho lao ny tanàna ka hanjokaiky.
IV. Ary amin' izany andro izany dia hisy vehivavy fito hihazona lehilahy iray ka hanao hoe:
Ny haninay hiany no hohaninay, ary ny lambanay hiany no hotafinay;

[1] *Na:* voavola. [2] *Na:* haba. [3] *Heb.* diadema. [4] *Heb.* hamama. [5] *Heb.* lamba malailay.

Fa izao hiany no angatahinay :
Aoka hotononina amy ny anaranao izahay,
Ka afaho tondromaso.

2 Amin' izany andro izany ny rantsany [1] Jehovah dia ho tonga fahatsaran-tarehy sy voninahitra,
Ary ny vokatry ny tany dia ho rehareha sy firavaka ho any ny Isiraely sisa afaka ;
3 Ary izay sisa any Ziona sy izay mbola mitoetra any Jerosalema dia hatao hoe masina,
Dia izay rehetra voasoratra ho isan' ny velona any Jerosalema,—
4 Rehefa voasasan' ny Tompo ho afaka amy ny fahalotoany ireo zanakavaviny Ziona,
Ary rehefa voadion' ny fanahy fitsarana sy ny fanahy fandringanana Jerosalema,
Ho afaka amy ny ran' olona nalatsany.
5 Ary Jehovah hamorona rahona sy setroka raha antoandro
Sy fahazavan' ny afo midedadeda nony alina
Ho eny ambonin' ny fitoerana rehetra any an-tendrombohitra Ziona
Sy ho eny ambonin' ny fivoriany rehetra ;
Ary eny ambonin' ny voninahitra rehetra dia hisy eloelo,
6 Ka hisy trano-lay ho fialokalofana amy ny hainandro raha antoandro
Ary ho fialofana sy fierena amy ny tafio-drivotra sy ny ranonorana.

*Ny amy ny Isiraely, tanimboaloboky Jehovah, sy ny hanjo azy.*

V. AOKA aho hihira ny amy [2] ny Malalako,
Dia hiran' ny Malalako ny amy ny tanimboalobony.
Ny Malalako nanana tanimboaloboka tao an-kavoana lonaka ;
2 Dia nasainy io, ka nesoriny ny vato,
Ary novoleny karazam-boaloboka tsara,
Sady nanao tilikambo teo afovoany Izy
Ary nandavaka famiazamboaloboka teo ;
Dia nanantena azy hamoa voaloboka tsara Izy,
Kanjo namoa voalobo-dratsy.

3 Koa noho izany, ry mponina any Jerosalema sy ry lehilahy amy ny Joda,
Masìna hianareo, tsarao Aho sy ny tanimboaloboko.
4 Inona moa no mbola azo natao tamy ny tanimboaloboko,
Ka tsy efa nataoko taminy ?
Koa raha nanantena azy hamoa voaloboka tsara Aho,
Nahoana no namoa voalobodratsy izy ?
5 Koa noho izany dia aoka hambarako anareo izay hataoko amy ny tanimboaloboko :
Hesoriko ny fefy tsilony, ka dia holevonina izy ;
Ary harodako ny fefy vatony, ka dia ho voahitsakitsaka izy ;
6 Ary hataoko simba dia simba izy ;
Tsy hohetezana ny sakeli-boalobony, ary tsy hohevoina izy,
Fa ho rakotry ny hery sy ny tsilo ;
Ary hodidiako ny rahona [3] tsy hampilatsaka ranonorana aminy.
7 Fa ny taranaky Isiraely no tanimboaloboky Jehovah, Tompon' ny maro,

[1] *Na :* solofony. [2] *Na :* ho any. [3] *Heb.* rahona matevina.

Ary ny lehilahy amy ny Joda
no voly tiany;
Dia nanantena fitsarana marina Izy, kanjo fandatsahandra;[1]
Niandry fahamarinana Izy,
kanjo, indro, fitarainana.

8 Lozanareo izay mangorona
trano lalandava
Sady mampiharo vala ny saha
amy ny saha,
Ambara-paha-tsy hisy hitoeran' ny sasany intsony,
Mba ho tonga mponina manirery eo amy ny tany hianareo!
9 Izao no ren' ny sofiko avy
aminy Jehovah, Tompon'
ny maro:
Marina tokoa fa ho foana ny
trano maro,
Eny, na dia izay lehibe sady
tsara aza dia tsy hisy mpitoetra.
10 Ary bata iray monja no ho
vokatry ny tanimboaloboka
folo zemeda,[2]
Ary efaha iray monja no ho
vokatry ny voan-javatra
eran' ny homera.

11 Lozan' izay mifoha maraina
koa ka mitady toaka!
Izay miboboka mandra-paharivan' ny andro
Ka ampirehetin' ny divay!
12 Ary ny lokanga sy ny valiha,
ny ampongatapaka sy ny
sodina ary ny divay no fotopanasany;
Fa ny asany Jehovah tsy mba
jereny,
Ary ny ataon' ny tànany tsy
mba hitany.

13 Ary noho izany dia ho lasan-ko babo ny oloko noho ny tsi-fahalalany,
Ary ny olona ambony ho mosarena
Ary ny valalabemandry ho
main' ny hetaheta.
14 Koa izany no mampitanatana
vava ny fiainan-tsi-hita[3]
Hanao telimoka *any Jerosalema*;[4]
Ary any no hivarinan' ny
voninahiny sy ny fihahohahony
Ary ny tabatabany mbamin'
izay mifalifaly ao aminy;
15 Ary ny zanak' olombelona dia
hatao mitanondrika,
Ary ny olona haetry,
Ary ny mason' ny miandranandrana dia haidina.
16 Fa Jehovah, Tompon' ny
maro, no hisandratra amy
ny fitsarana,
Ary Andriamanitra masina
dia hiseho ho masina amy
ny fahamarinana.
17 Ary ny zanak' ondry hikanja
toy ny eny amy ny tany
fiandrasana azy hiany;
Ary ny tany foana izay nipetrahan' ny matavy, dia
mpirenireny no hiandry ondry ao.

18 Lozan' izay mitari-keloka
amy ny kofehin' ny faharatsiana
Ary mitarika ota toy ny amy
ny mahazakan-tsariety,
19 Dia izay manao hoe: Aoka
hohafainganiny sy hododonany ny asany, mba ho
hitantsika,
Ary aoka izay kasain' ny Iray
Masin' ny Isiraely ho mby
akaiky ka ho tanteraka,
mba ho fantatsika!

20 Lozan' izay milaza ny ratsy
ho tsara ary ny tsara ho
ratsy!

---

[1] *Na:* fampahoriana. [2] Zemeda *dia anaram-pandrefesana, tokony ho antsasaky ny akera.* [3] *Heb.* Sheola. [4] *Heb.* azy.

Izay manao ny maizina ho mazava ary ny mazava ho maizina!
Izay manao ny mangidy ho mamy ary ny mamy ho mangidy!

21 Lozan' izay manao azy ho hendry
Sy manao azy ho mazava saina!

22 Lozan' izay fatratra — nefa amy ny fisotroan-divay hiany,
Sy izay kanto[1]—nefa amy ny fampiharoharoana toaka hiany!
23 Ary izay manamarina ny meloka noho ny kolikoly
Sy manala ny rariny amy ny marina!

24 Koa toy ny fandevonan' ny lelafo ny mololo,
Ary toy ny fifitsaky ny bozaka midedadeda,
Dia toy izany no hahalovan' ny fàkany
Sy hijofoan' ny voniny hanjary vovoka,
Satria efa nandà ny lalàny Jehovah, Tompon' ny maro, izy
Sy nanamavo ny tenin' ny Iray Masin' ny Isiraely.
25 Koa izany no irehetan' ny fahatezerany Jehovah amy ny olony
Sy aninjirany ny tànany aminy ka amelezany azy;
Dia mihorohoro ny tendrombohitra,
Ary ny fatin' ny olona dia tonga tahaka ny diky eny an-dàlambe.

Kanefa, na dia izany rehetra izany aza, dia tsy mbola afaka hiany ny fahatezerany,
Fa mbola mihinjitra hiany ny tànany.

26 Ary hanangana faneva ho amy ny firenena lavitra Izy
Sady hisiaka hiantso ny iray avy any am-paran' ny tany;
Ary, indro, ho avy faingana dia faingana ireo;[2]
27 Tsy hisy reraka na tafintohina ao aminy;
Tsy ho rendrehana na hatory izy;
Tsy hiboraka ny fehin-kibony,
Ary tsy ho tapaka ny fehinkapany;
28 Maranitra ny zana-tsipìkany,
Ary voahenjana avokoa ny tsipìkany;
Ny kitron-tsoavaliny atao ho tahaka ny afovato;
Ary ny kodiany ho tahaka ny tadio;
29 Ny fierony dia tahaka ny fieron' ny liom-bavy,
Ary mierona tahaka ny liona tanora izy;
Eny, manerona izy ka mandrapaka ny toha,
Dia lasany, ka tsy azo alaina intsony.
30 Ary hirohondrohona aminy amin' izany andro izany izy
Tahaka ny firohondrohon' ny ranomasina;
Ary raha mijery ny tany ny olona, dia indro aizina *sy* fahoriana;
Ary ny fahazavana hohamaizinin' ny rahona.

*Ny nanendrena any Isaia ho mpaminany.*

VI. TAMY ny taona nahafatesany Ozia mpanjaka no nahitako ny Tompo nipetraka teo ambonin' ny seza fiandrianana avo sady manerinerina, ary ny ebaneban' akanjony nahafeno ny tempoly.

[1] *Heb.* mahery.

[2] *Heb.* izy.

2 Nisy serafima nitsangana teo am-
boniny, samy nanana elatra enina
avy: ny roa nanaronany ny tavany,
ny roa nanaronany ny tongony, ary
ny roa nanidinany. 3 Ary nanan-
dratra ny feony izy ka nifamaly
hoe:

Masina, masina, masina Jehovah, Tompon' ny maro;
Henika ny voninahiny ny tany rehetra.[1]

4 Dia nihorohoro ny fanambanin'
ny tokonana noho ny feon' ireo
nanandratra ny feony; ary feno
setroka ny trano.
5 Dia hoy izaho: Lozako! maty
aho! fa lehilahy maloto molotra,
sady ato amy ny firenena maloto
molotra no itoerako, fa ny Mpanjaka,
dia Jehovah, Tompon' ny maro, no
efa hitan' ny masoko. 6 Dia nani-
dina nanatona ahy ny serafima
anankiray nitondra vainafo[2] teny
an-tànany, izay nalainy tamy ny
tandra avy teo amy ny alitara. 7
Ary natehiny ny vavako izany, ka
hoy izy: Indro, efa nitehika tamy
ny molotrao io; ka dia afaka ny
helokao, ary voavela ny fahotanao.
8 Ary nandre ny feon' ny Tompo
aho nanao hoe: Iza no hirahiko,
ary iza no handeha ho irakay? Dia
hoy izaho: Inty aho, iraho aho. 9
Ary hoy Izy:

Mandehana, ka lazao amin' ity firenena ity hoe:
Mandrenesa mandrakariva hiany hianareo, nefa aza mahalala;
Ary mijere mandrakariva hiany hianareo, nefa aza mahafantatra.
10 Ataovy adala ny fon' ity firenena ity,
Ary ataovy lalodalovana ny sofiny,
Ary ataovy mikimpy ny masony,
Fandrao hahita ny masony,
Sy handre ny sofiny,
Ary hahalala ny fony,
Dia hibebaka izy ka ho sitrana.

11 Ary hoy izaho: Tompo ô, mandra-pahoviana anefa?
Dia hoy Izy: Mandra-pahafoanan' ny tanàna, ka tsy hisy mponina,
Ary ny trano tsy hisy olona,
Ary ny tany ho lao tokoa;
12 Ary Jehovah hampandeha lavitra ny olona,
Ka ho be ny lao ao amy ny tany;
13 Ary na dia misy ampahafolony aza sisa,
Dia mbola hosimbana hiany koa izany;
Kanefa kosa tahaka ny hazo terebinta sy ny ôka,
Izay mbola misy fotony hiany na dia voakapa aza,
Dia toy izany no mbola hisiana taranaka masina ho fotony.

*Ny amy ny hahaterahany Imanoela, sy ny amy ny handravana ny fanjakany Syria sy Efraima.*

VII. ARY tamy ny androny Aha-
za, zanaky Jotama, za-
naky Ozia, mpanjakan' ny Joda, no
niakaran-dRezina, mpanjakany Sy-
ria, sy Peka, zanaky Remalia, mpan-
jakan' ny Isiraely, hanafika any
Jerosalema, nefa tsy nahafaka azy
izy. 2 Dia nambara tamy ny tara-
naky Davida hoe: Injao ny Syriana
efa mitoby any amy ny Efraima.
Ary nirò̀ndrò̀na ny fony sy ny fon'
ny vahoakany, toy ny firò̀ndrò̀nan'
ny hazo any an-ala, raha asian' ny
rivotra.
3 Ary hoy Jehovah taminy
Isaia: Mivoaha hianao sy Seara-
jasoba[3] zanakao hitsena any Ahaza
eo amy ny faran' ny lakan-drano
amy ny kamory ambony, eo amy ny

---

[1] *Na:* Voninahiny avokoa ny eran' ny tany.
[2] *Na:* vato mahamay.
[3] Seara-jasoba = Hisy sisa hiverina.

làlambe mankamy ny sahan' ny
mpamotsy lamba, 4 ka lazao aminy
hoe :

Mitandrema, ka aza taitaitra foana ;
Aza matahotra, ary aoka tsy ho ketraka ny fonao
Noho ireto tapa-porohana roa midonaka ireto,
Dia ny firehetan' ny fahatezeran-dRezina sy Syria ary ny zanaky Remalia.
5 Satria efa nanao saina hampidi-doza aminao
Syria sy Efraima ary ny zanaky Remalia ka nanao hoe :
6 Andeha isika hananika any Joda ka hampaharaiki-tahotra azy
Ary hanafaka azy ho antsika
Ka hanangana ny zanaky Tabeala ho mpanjaka ao afovoany,
7 Dia izao no lazainy Jehovah Tompo :
Tsy ho tanteraka izany,
Ary tsy hisy izany ;
8 Fa ny lohany Syria dia Damaskosy,
Ary ny lohany Damaskosy dia Rezina
(Ary ao anatin' ny dimy amby enim-polo taona dia ho rava ny Efraima
Ka tsy ho vanon-ko firenena intsony),
9 Ary ny lohany Efraima dia Samaria,
Ary ny lohany Samaria dia ny zanaky Remalia.
Raha tsy mety mino hianareo,
Dia tsy ho tafatoetra.

10 Ary Jehovah mbola niteny
taminy Ahaza hiany ka nanao hoe :
11 Mangataha famantarana aminy
Jehovah Andriamanitrao; eny, mangataha na ho avy amy ny lalina ambany, na ho avy amy ny avo ambony.
12 Fa hoy Ahaza : Tsy
hangataka aho, fa tsy haka fanahy
any Jehovah.
13 Dia hoy Isaia :

Mihainoa ary, ry taranaky Davida :
Ataonareo ho zavatra kely foana moa ny hanasatra ny olona,
No dia hanasatra an' Andriamanitro koa hianareo?
14 Ary noho izany dia ny Tompo no hanome famantarana ho anareo :
Indro, hanan-anaka ny virijina [1] ka hiteraka zazalahy ;
Ary ny anarany hataony hoe Imanoela.[2]
15 Rehefa mahalala handa ny ratsy sy hifidy ny tsara izy,
Dia rononomandry sy tantely no ho fihinany.
16 Fa raha tsy mbola mahalala handa ny ratsy sy hifidy ny tsara izany zaza izany,
Dia ho lao ny tanin' ireo mpanjaka roa maharaiki-tahotra anao ireo.

17 Jehovah hahatonga aminao
Sy ny olonao ary ny mpianakavin-drainao
Izay andro tsy mbola nisy toa azy
Hatramy ny andro nialany Efraima tamy ny Joda
(Dia ny mpanjakany Asyria) ;
18 Ary amin' izany andro izany Jehovah hisiaka hiantso ny lalitra, izay any amy ny faran' ny oniny Egypta,
Sy ny renitantely, izay any amy ny tany Asyria ;
19 Dia ho avy ireo, ka samy hipetraka amy ny lohasaha lao,
Sy eny an-tsefatsefaky ny harambato,
Sy eny amy ny fefy tsilo rehetra,
Ary eny amy ny saha fiandrasana rehetra.

---

[1] *Na :* zazavavy.
[2] Imanoela = Amintsika Andriamanitra.

20 Amin' izany andro izany
koa ny Tompo hanaratra
ny loha sy ny volon-ton-
gotra
Amy ny hareza nohofana any
amoron' ny Ony [1]
(Dia ny mpanjakany Asyria);
Ary ny volom-bava hokaka-
sana amin' iny koa.

21 Ary amin' izany andro
izany
Dia samy hiompy ombivavy
kely sy ondry roa ny olona;
22 Ary noho ny haben' ny ronono
azo avy amin' ireo dia hihi-
nana rononomandry izy;
Fa rononomandry sy tantely
no ho fihinan' ny olona sisa
rehetra ao amy ny tany.

23 Ary amin' izany andro
izany dia ho rakotry ny
hery sy ny tsilo
Ny tany rehetra izay nisy
voaloboka arivo nahazo
sekely arivo.
24 Zana-tsipìka sy tsipìka no ho
entin' izay miditra ao,
Satria rakotry ny hery sy ny
tsilo ny tany rehetra.
25 Ary ny tanety rehetra izay
nohevoina tamy ny angady
Dia tsy ho azonao diavina
noho [2] ny fahatahorana ny
hery sy ny tsilo;
Fa ho falehan' ny omby
Sy ho voahitsakitsaky ny on-
dry aman-osy izany.

*Ny amy ny hahaterahan' ny zanaky ny mpaminanivavy, sy ny handreseny Asyria ny Joda, ary ny toky ho azon' ny tena Isiraely noho ny nahaterahan' ny Zaza Mahagaga.*

VIII. ARY hoy Jehovah tamiko:
Mangalà fàfana lehibe,
ka soraty aminy araka ny fanoratry
ny olona hoe: "Ho any [3] Mahera-
salala-hasi-baza." [4] 2 Ary haka
vavolombelona mahatoky Aho, dia
Oria mpisorona sy Zakaria, zanaka-
lahiny Jeberekia. 3 Ary nankany
amy ny mpaminanivavy aho; dia
nanan-anaka izy ka niteraka zaza-
lahy. Ary hoy Jehovah tamiko:
Aoka ny anarany hataonao hoe Ma-
hera-salala-hasi-baza. 4 Fa raha tsy
mbola mahatonona hoe Idada na
Ineny io zazalahy io, dia hobaboina
eo anatrehan' ny mpanjakany Asyria
ny hareny Damaskosy sy ny fana-
nany Samaria.

5 Ary Jehovah dia mbola niteny
tamiko indray hoe:
6 Satria ity firenena ity mandà
ny rano Siloa izay misono-
noka
Ary mifaly amin-dRezina sy
ny zanaky Remalia,
7 Dia, indro, hampiakarin' ny
Tompo hanafotra azy
Ny rano be sady manonja amy
ny Ony [1]
(Dia ny mpanjakany Asyria
sy ny voninahiny rehetra);
Ary ny masondranony rehetra
ho tondraka,
Ary ny morony rehetra hi-
hoarany;
8 Dia himaona fatratra izy ka
hihatra amy ny Joda
Ary hanafotra sady mbola
hisondrotra hiany
Mandra-pahatongany havo-
zona;
Ary ny fipasany eny an-daniny
roa [5] dia hanenika ny tani-
nao, ry Imanoela ô.

9 Misafoaha hiany hianareo,
ry firenena ô, nefa mbola
ho ringana mihitsy hia-
nareo;

---

[1] Eofrata. [2] *Na:* Dia tsy halehan'. [3] *Na:* Ny aminy.
[4] Mahera-salala-hasi-baza = Avy faingana ny famaboana, mimaona ny fandrobana.
[5] *Heb.* fampivelatra ny elany.

Ary mihainoa hiany, ry tany lavitra rehetra,
Misikìna hiany hianareo, nefa mbola ho ringana mihitsy;
Eny, misikìna hiany hianareo, nefa mbola ho ringana mihitsy.
10 Makà saina hiany hianareo, nefa mbola hofoanana izany;
Milazà hiany ny teny, nefa tsy ho tanteraka izany tsy akory;
Fa aminay Andriamanitra.[1]
11 Fa izao no nolazainy Jehovah tamiko, raha nanindry ahy mafy ny tànany,
Ka nanariny tsy handeha amy ny falehan' ity firenena ity aho:
12 Aza mba lazainareo ho tetika fikomiana izay lazain' ity firenena ity ho tetika fikomiana;
Ary aza matahotra izay atahorany na mangovitra hianareo.
13 Jehovah, Tompon' ny maro, no hasino;
Ary aoka Izy hiany no hatahoranareo,
Ary Izy hiany no hangovitanareo.
14 Dia ho fitoerana masina ho anareo Izy,
Fa ho vato mahatafintohina sy vatolampy mahasolafaka kosa
Amy ny firenena roa amy ny Isiraely,
Sady ho fandrika sy tonta
Amy ny mponina any Jerosalema.
15 Ary maro ao aminy no ho tafintohina
Sady ho lavo sy ho ringana
Ary ho voafandrika sy ho voasambotra.
16 Fehezo ny teni-vavolombelona,
Ary asio tombo-kase ny lalàna eo amy ny mpianatro.
17 Ary hiandry any Jehovah aho,
Izay manafina ny tavany amy ny taranaky Jakoba,
Ka hanantena Azy hiany aho.
18 Indreto, izaho sy ireo zaza nomeny Jehovah ahy
Dia famantarana sy fahagagana ao amy ny Isiraely
Avy aminy Jehovah, Tompon' ny maro,
Izay monina ao an-tendrombohitra Ziona.

19 Ary raha lazainy aminareo hoe:
Milà saina amy ny manao azy hotsindrian-javatra sy ny mpanao sikidy, izay mitsiatsiaka sy miboeriboerika,
Moa tsy Andriamaniny va no tokony hilan' ny olona saina?
*Fa hila saina* amy ny maty ho any ny velona va izy?
20 Ho amy ny lalàna sy ny tenivavolombelona hiany!
Raha tsy miteny araka izany teny izany izy,
Dia olona izay tsy hiposahan' ny fahazavan' ny maraina.[2]
21 Dia samy hivezivezy amy ny tany izy rehetra sady mahantra no mosarena;
Ary rehefa mosarena izy, dia ho sosotra
Ka hanozona [3] ny mpanjakany sy Andriamaniny,[4]
Ary dia hiandrandra;
22 Ary hijery ny tany izy,
Ka indro fahoriana sy fahamaizinana ary manjombona mahafadiranovana,
Ary horoahina ho any amy ny aizim-pito izy.

---

[1] *Heb.* imano Ela; *izahao and.* 8.
[2] *Na:* Eny, izany no holazain' ny olona izay tsy iposahan' ny fahazavan' ny maraina.
[3] *Na:* hanozona amy ny anaran'.
[4] *Na:* ny andriamaniny.

23 Fa tsy hanjombona mandrakariva ilay efa nozoimpahoriana.
Tamy ny taloha dia nataony tsinontsinona ny tany Zebolona sy ny tany Naftaly;
Fa amy ny aoriana kosa dia homeny voninahitra ny làlana eo amoron-dranomasina, any an-dafiny Jordana,
Dia Galilia, tanin' ny jentilisa.

IX. Ny olona izay mandeha amy ny maizina
Dia mahita mazava lehibe;
Izay mitoetra amy ny tany aloky ny fahafatesana
No iposahan' ny mazava.
2 Hamaroinao ity firenena ity,
Ary ampitomboinao ny hafaliany;
Mifaly eo anatrehanao izy tahaka ny hafaliana amy ny fararano,
Ary tahaka ny fifalin' ny olona, raha mizara babo.
3 Fa ny bao fitondran-entany
Sy ny tsorakazo nikapohana ny lamosiny,
Izay tsorakazon' ny mpampiasa azy,
Dia tapahinao tahaka ny tamy ny andro namelezana ny Midiana.
4 Fa ny kiraron' izay mitrevatreva fandeha eo amy ny fihorakorahan' ny ady
Sy ny fitafiana mihosin-dra
Dia samy hodoroana, eny, ho kitay hatohoka amy ny afo izany.
5 Fa Zaza no teraka ho antsika,
Zazalahy no omena antsika;
Ary ny fanapahana dia eo antsorony,
Ary ny anarany atao hoe
Mahagaga, Mpanolo-tsaina,[1] Andriamanitra Mahery,
Rain' ny mandrakizay, Andrian' ny fiadanana,
6 Ny handrosoan' ny fanapahana sy ny fiadanana dia tsy hanam-pahataperana
Eo amy ny seza fiandrianany Davida sy ny fanjakany,
Mba hampiorenana sy hampitoerana azy
Amy ny rariny sy ny hitsiny
Hatramin' izao ka ho mandrakizay;
Ny fahasaro-piarony Jehovah, Tompon' ny maro, no hahatanteraka izany.

*Ny amy ny aninjirany Jehovah ny tànany hampijaly ny olona noho ny ratsy nataony.*

7 NY Tompo mandefa teny ho any Jakoba,
Ka mihatra amy ny Isiraely izany.
8 Ary ho fantatr' izy iray firenena izany,
Dia Efraima sy ny mponina any Samaria,
Izay miteny amy ny fiavonavonany sy ny fireharehan' ny fony manao hoe:
9 Biriky no efa nirodana,
Fa vato voapaika kosa no harafitsika;
Aviavy no voakapa,
Fa sedera kosa no hasolontsika azy.
10 Ary Jehovah manandratra ny rafilahin-dRezina hihoatra azy
Ary mampirisika ny fahavalony,
11 Dia ny Syriana avy any atsinanana sy ny Filistina avy any andrefana;
Ary misanasana vava mandrapaka ny Isiraely ireo.

Kanefa, na dia izany rehetra izany aza, dia tsy mbola afaka hiany ny fahatezerany,

[1] *Na:* Mpanolo-tsaina mahagaga.

Fa mbola mihinjitra hiany ny
tànany.

12 Fa ny olona tsy miverina
amin' Izay mamely azy,
Eny, Jehovah, Tompon' ny
maro, tsy mba tadiaviny.
13 Ka dia hofongorany Jehovah
amy ny Isiraely indray an-
dro monja
Ny loha sy ny rambo, ny
sampan-drofia [1] sy ny zozoro
14 (Ny loholona sy ny manan-
kaja no loha,
Ary ny mpaminany izay mam-
pianatra lainga no rambo);
15 Fa ny mpitarika ity firenena
ity no tonga mpampivily
azy,
Ary izay tarihiny dia voate-
lina.
16 Ary noho izany dia tsy maha-
faly any Jehovah ny zato-
vony,
Ary ny kamboty sy ny mpi-
tondratena ao aminy dia
tsy iantrany;
Fa samy mpihatsaravelatsihy [2]
sy mpanao ratsy izy,
Ary ny vava rehetra mamoaka
teny fahadalana.

Kanefa, na dia izany rehetra
izany aza, dia tsy mbola
afaka hiany ny fahateze-
rany,
Fa mbola mihinjitra hiany ny
tànany.

17 Fa ny faharatsiana mandoro
tahaka ny afo,
Mandevona ny tsilo sy ny
hery
Ary mampirehitra ny ala mi-
kirindro
Ka mitambolimbolina tahaka
ny setroka misavoana.
18 Noho ny fahatezerany Jeho-
vah, Tompon' ny maro, dia
efa maintin' ny afo ny tany,
Ary ny olona dia tahaka ny
kitay atohoka amy ny afo;
Tsy misy olona miantra ny
rahalahiny.
19 Ary mandripaka eny ankava-
nana izy, nefa noana hiany;
Ary mandany eny ankavia
izy, nefa tsy voky hiany;
Samy mihinana ny nofon-
tsandriny avy izy rehetra:
20 Eny, Manase mihinana any
Efraima, ary Efraima kosa
mihinana any Manase,
Ary izy roa tonta dia miara-
mamely any Joda.

Kanefa, na dia izany rehe-
tra izany aza, dia tsy
mbola afaka hiany ny
fahatezerany,
Fa mbola mihinjitra hiany ny
tànany.

X. Lozan' izay mamorona fika-
sana tsy marina
Sy izay mpanoratra manoratra
fampahoriana,
2 Hampialany ny mahantra amy
ny fitsarana
Sy hanalany ny rariny amin'
izay ory eo amy ny oloko,
Handrobany ny mpitondratena
Sy hamaboany ny kamboty!
3 Ary ahoana no hataonareo amy
ny andro famaliana
Sy amy ny fandravana izay
avy amy ny lavitra?
Ho any amin' iza no hando-
siranareo hamonjy anareo?
Ary aiza no hametrahanareo
ny harenareo? [3]
4 Tsy misy azony atao afa-tsy
ny mihohoka voatsindrin'
ny mpifatotra
Sy ny lavo voatsindrin' ny
voavono. [4]

---

[1] palma. [2] *Na:* ratsy fanahy. [3] *Heb.* voninahitrareo.
[4] *Na:* Izay tsy mihohoka voatsindrin' ny babo dia ho lavo voatsindrin' ny voavono; *na:* Raha misaraka amiko, dia hihohoka, etc.

Kanefa, na dia izany rehetra izany aza, dia tsy mbola afaka hiany ny fahatezerany,
Fa mbola mihinjitra hiany ny tànany.

*Ny amy ny fanjakany Asyria sy ny mbola handravana azy.*

5 ENDREY! ry Asyria, tsorakazon' ny fahatezerako ô,
Eny, tehina eny an-tànany ny fahavinirako!
6 Hamely firenena mihatsaravelatsihy [1] no anirahako azy,
Ary hamely ny firenena izay iharan' ny fahatezerako no andidiako azy,
Hamabo sy handroba
Ary hanao azy ho fanitsakitsaka tahaka ny fotaka eny an-dàlambe.
7 Kanjo tsy izany no kasainy,
Ary tsy izany no heverin' ny fony;
Fa ny handringana sy ny hamongotra firenena tsy vitsy no ao am-pony.
8 Fa hoy izy:
Tsy mpanjaka avokoa va ireny governorako ireny?
9 Tsy tahaka any Karkemisy va Kalno?
Tsy tahaka any Arpada va Hamata?
Ary tsy tahaka any Damaskosy va Samaria?
10 Tahaka ny nahatraran' ny tànako ny fanjakan' ny andriamani-tsi-izy,
Na dia nihoatra noho ny any Jerosalema sy ny any Samaria aza ny sampin' [2] ireo,
11 Dia tsy tahaka ny nataoko taminy Samaria sy ny andriamanini-tsi-izy va
No hataoko aminy Jerosalema sy ny sampiny [2] koa?
12 Kanefa rehefa vitan' ny Tompo ny asany rehetra
Ao an-tendrombohitra Ziona sy Jerosalema,
Dia hovaliany [3] kosa ny vokatry ny fiavonavonan' ny fon' ny mpanjakany Asyria
Sy ny reharehan' ny fiandranandran' ny masony;
13 Fa izy manao hoe: Tamy ny herin' ny tànako no nanaovako izany,
Sy tamy ny fahendreko, fa mahira-tsaina aho;
Ary nanaisotra ny fari-tanin' ny firenena aho
Sady namabo ny hareny,
Ary tahaka ny famotraky ny ombilahy no namotrahako mpanapaka; [4]
14 Ary tahaka ny fakàna ny ao amy ny akanim-borona
No nakan' ny tànako ny haren' ny firenena;
Ary tahaka ny famory atody nilaozan-dreniny
No namoriako ny any amy ny tany rehetra,
Ka tsy nisy nikopaka elatra, na nisoka-bava, na nikiakiaka.
15 Ny famaky va hirehareha amin' izay mikapa aminy?
Ny tsofa va hiavonavona amin' izay manatsofa aminy?
Toy ny tsorakazo, raha manetsika izay manainga azy!
Ary toy ny tehina, raha manandratra ny tompony! [5]

16 Koa izany no anateran' ny Tompo, dia ny Tompon' ny maro, fahahiazana amy ny tremalahiny;
Ary ao ambanin' ny voninahiny dia hisy mirehitra toy ny firehitry ny afo.
17 Ary ny fahazavan' ny Isiraely ho tonga afo,

---

[1] *Na:* ratsy fanahy. [2] *Heb.* sarin-javatra voasokitra. [3] *Heb.* hovaliako.
[4] *Na:* Ary tahaka ny fanaon' ny lehilahy mahery no nanonganako mpanapaka.
[5] *Heb.* manandratra izay tsy hazo.

Ary ny Iray Masiny ho tonga lelafo,
Ka hodorany ho levona indray andro monja ny tsilony sy ny heriny;
18 Ary ny voninahitry ny alany sy ny sahany mahavokatra dia holevoniny,
Na ny fanahiny, na ny nofony,
Ka ho tahaka ny fifezak' izay marary mafy[1] izany.
19 Ary ho vitsy ny hazo sisa any an-alany,
Ka na dia izay mbola zaza aza hahasoratra azy.

20 Ary amin' izany andro izany ny Isiraely sisa,
Izay tsy ringana amy ny taranaky Jakoba,
Dia tsy hiankina amin' izay namely azy intsony;
Fa Jehovah, Iray Masin' ny Isiraely, hiany no hiankinany marina tokoa.
21 Ary izay sisa aminy Jakoba
Dia hiverina ho amin' Andriamanitra Mahery.
22 Fa na dia tahaka ny fasika any amy ny ranomasina aza ny isan' ny Isiraely olonao,
Dia izay sisa aminy hiany no hiverina;
Voatendry ny fandringanana izay hanafotra ho famaliana marina;
23 Fa fahafonganana voatendry no hataony Jehovah, Tompon' ny maro,
Ao amy ny tany.

24 Koa izao no lazainy Jehovah, Tompon' ny maro:
Ry oloko, izay monina any Ziona,
Aza matahotra ny Asyriana,
Raha mamely anao amy ny tsorakazo izy ary manainga ny tehiny aminao,
Tahaka ny fanao tany Egypta;
25 Fa rehefa afaka vetivety, dia hitsahatra ny fahavinirana,
Ary ny fahatezerako dia handringana azy kosa.

26 Eny, Jehovah, Tompon' ny maro, hamely azy amy ny kotopia,
Tahaka ny namelezana ny Midiana teo am-batolampy Oreba;
Ary ny tsorakazony haingainy eny ambonin' ny ranomasina
Ka hatsangany tahaka ny fanao tany Egypta.
27 Ary amin' izany andro izany dia ho afaka eo an-tsorokao ny entany
Ary ny bao fitondrany ho afaka amy ny vozonao,
Ary ho tapaka[2] ny bao fitondrana noho ny fihatavezany.

28 Injao! tonga any Aiata izy,
Mamaky any Migrona izy
Ary mametraka ny entany ao Mikmasy,
29 Mihoatra ao an-kadilanana izy,
Ao Geba isika no handry, *hoy izy;*
Mangovitra Rama,
Mandositra Gibeany Saoly;
30 Mikiakiaha mafy, ry zanakavaviny Galima,
Mampandria sofina, ry Laisy.
Indrisy, ry Anatota mahantra!
31 Lasa mandositra Madmena,
Ny mponina any Gebima mitondra ny entany mandositra.
32 Anio izy mbola mitoetra any Noba,
Maninjitra ny tànany manambana ny tendrombohitry Ziona zanakavavy,
Dia ny havoany Jerosalema.

[1] *Na:* ho tahaka ny fahatoranan' ny mpitondra faneva. [2] *Heb.* simba.

33 Indro: Jehovah, Tompon' ny maro, manapaka ny rantsany madinika amy ny heriny mahatahotra;
Ary izay mijoaka lava no voakapa,
Ary izay avo no aetry;
34 Ary kapaina vy ny ala mikirindro,
Ary Libanona dia alamaky ny Iray Mahery.

*Ny amy ny famonjena hataon' Ilay Solofony Davida, sy ny hira fiderana hatao amin' izany.*

XI. ARY hisy Solofo mitsimoka eo amy ny fototry Jese,
Ary hisy mitrebona avy eo amy ny fàkany;
2 Ary ny Fanahiny Jehovah hitoetra ao aminy,
Dia ny Fanahin' ny fahendrena sy ny fahazavantsaina;
Ny Fanahin' ny fanolorantsaina sy ny faherezana;
Ny Fanahin' ny fahalalana sy ny fahatahorana any Jehovah;
3 Ary ho hanitra ankasitrahana aminy ny fahatahorana any Jehovah,
Ka tsy hitsara araka ny hitan' ny masony Izy,
Na hampiaiky araka ny ren' ny sofiny;
4 Fa hotsarainy amy ny fahamarinana ny malahelo;
Ary homeny rariny ny mpandefitra amy ny tany;
Hamely ny tany amy ny tsorakazon' ny vavany Izy,
Ary ny fofonain' ny molony no hamonoany ny ratsy fanahy.
5 Fahamarinana no ho fisikinany,
Ary fanahy mahatoky no ho fehin-kibony.
6 Ary ny amboadia [1] hiara-mitoetra amy ny zanak' ondry;
Ny leoparda hiara-mandry amy ny zanak' osy;
Ary ny zanak' omby sy ny liona tanora sy ny ombikely mifahy hiray toerana,
Ary ny zazakely no hiroaka azy.
7 Ary ny ombivavy sy ny bera hiara-komana;
Ny zanany hiara-mandry;
Ary ny liona hihina-mololo tahaka ny omby;
8 Ny zaza minono hilalao amy ny lavaky ny vipera,
Ary ny zaza mitsaha-nono haninjitra ny tànany ao amy ny lavaky [2] ny menarana.
9 Ary tsy handratra na hanimba eran' ny tendrombohitro masina izy;
Fa ny tany ho henika ny fahalalana any Jehovah,
Tahaka ny anaronan' ny rano ny fanambanin' ny ranomasina.

10 Ary amin' izany andro izany ny Solofony Jese,
Izay hitsangana ho fanevan' ny firenena,
Dia Izy no hotadiavin' ny jentilisa;
Ary ny fitoerany dia ho voninahitra.

11 Ary amin' izany andro izany ny Tompo dia mbola haninjitra ny tànany fanindroany
Hanavotra ny olony, izay mbola sisa, avy any Asyria sy Egypta
Sy Patrosa sy Etiopia
Sy Elama sy Sinara sy Hamata
Ary ny avy any amy ny moron-dranomasina.

[1] lopa.

[2] *Na:* voamason'.

12 Dia hanangana faneva ho any ny jentilisa Izy
Ka hamory ny Isiraely izay voaroaka
Sy hanangona ny Joda izay voaely,
Avy any amy ny vazan-tany efatra.
13 Ary hitsahatra ny fialonany Efraima,
Ary hofongorana ny fandrafiana[1] any[2] Joda:
Efraima tsy hialona any Joda,
Ary Joda tsy handrafy any Efraima.
14 Fa hipaoka ny tanin' ny Filistina any andrefana ireo
Sy hiara-mamabo ny zanaky ny atsinanana;
Aminy Edoma sy Moaba no haninjirany ny tànany,
Ary ny taranaky Amona hanoa azy.
15 Ary Jehovah handritra[3] ny sakeli-dranomasina Egyptiana
Ary haninjitra ny tànany amy ny Ony[4] ka hamely azy amy ny rivony mahamay
Ka hampisaraka azy hisampana fito
Ary haha-tafita ny olona tsy miala kapa.
16 Ary hisy làlana voavoatra halehan' ny olony sisa,
Izay sisa avy any Asyria,
Dia toy ny ho any ny Isiraely
Tamy ny andro niakarany avy tany amy ny tany Egypta.

XII. Ary hiteny hianao amin' izany andro izany hoe:
Hidera Anao aho, Jehovah ô;
Fa na dia tezitra tamiko aza Hianao,
Dia[5] afaka ny fahatezeranao, ka mampionona ahy Hianao.
2 Indro, Andriamanitra no famonjena ahy;
Dia hatoky aho, fa tsy mba hatahotra;
Fa Jehovah Tompo no heriko sy fidèrako,
Fa efa famonjena ahy Izy.
3 Koa amy ny fifaliana no hantsakanareo rano
Amy ny loharanom-pamonjena.

4 Ary hiteny hianao amin' izany andro izany ka hanao hoe:
Miderà any Jehovah, miantsoa ny anarany,
Ampahafantaro any amy ny firenena ny asany,
Ampahatsiarovy fa efa misandratra ny anarany.
5 Mankalazà any Jehovah,
Fa asa lehibe no nataony;
Ary aoka ho fantatra any amy ny tany rehetra izany.
6 Miantsoa mafy sy mihobia, ry mponina any Ziona;
Fa lehibe ao afovoanao ny Iray Masin' ny Isiraely.

*Faminaniana ny loza hanjo any Babylona.*

XIII. FAMINANIANA hitany Isaia, zanaky Amoza, ny amy ny loza hanjo any Babylona.
2 Manangàna faneva eo an-tampon' izay tendrombohitra mangadihady hianareo,
Manandrata feo hiantso azy, hofay tànana izy
Hiditra amy ny vavahadin' ireo mpanapaka.
3 Izaho efa nandidy ny nohamasiniko,
Eny, efa niantso ny lehilahy maheriko Aho,
Dia ireo mibitaka amim-pireharehana,

[1] *Na:* mpandrafy. [2] *Na:* ao amy ny. [3] *Na:* hanao azy ho herema. [4] Eofrata. [5] *Na:* Fa tezitra tamiko Hianao, nefa.

Hahatanteraka ny fahatezerako.
4 Injany! ny horakoraka any an-tendrombohitra,
Tahaka ny any ny vahoaka be ! [1]
Dia ny fitabataban' ny fanjakan' ny firenena efa tafatambatra !
Jehovah, Tompon' ny maro, no manomana miaramila hiady,
5 Izay avy any amy ny tany lavitra, any amy ny faravodilanitra,
Dia Jehovah sy ireo fitaovan' ny fahatezerany,
Ho enti-mandrava ny tany rehetra.

6 Midradradradrà hianareo, fa efa antomotra ny androny Jehovah,
Ka tahaka ny loza tsy toha avy amy ny Tsitoha no fihaviny.
7 Ary noho izany dia hiraviravy ny tànana rehetra,
Ary ho kivy ny fon' ny zanak' olombelona rehetra;
8 Ho tora-kovitra izy;
Fanaintainana sy fahoriana no hahazo azy,
Ka hijalijaly tahaka ny vehivavy mihetsi-jaza izy;
Samy ho talanjona izy ka hifampijery;
Mitarehin-delafo ny tarehiny.

9 Indro, avy ny androny Jehovah,
Dia loza sy fahavinirana ary firehetan' ny fahatezerana
Hanafoanana ny tany
Sy handringanana ny mpanota tsy ho ao.
10 Fa ny kintan' ny lanitra, na dia ireo Telonohorefy aza, dia tsy hampamirapiratra ny fahazavany;
Ny masoandro ho maizina amy ny iposahany;
Ary ny volana tsy hangarangarana.
11 Ary hatsingeriko amin' izao tany rehetra izao ny faharatsiany,
Sy amy ny ratsy fanahy ny helony;
Ary hatsahatro ny firehareharan' ny mpiavonavona,
Ary haetriko ny fiavonavonan' ny mpampahory.
12 Dia hataoko ho saro-tadiavina mihoatra noho ny volamena tsara ny olombelona,
Eny, noho ny tena volamena avy any Ofira aza.
13 Ary noho izany dia hampihorohoroiko ny lanitra,
Ary ny tany hientanentana hiala amy ny fitoerany
Noho ny fahatezerany Jehovah, Tompon' ny maro,
Sy noho ny andro firehetan' ny fahatezerany.
14 Ary ho tahaka ny gazela hazaina ny olona,
Sy ho tahaka ny ondry amanosy tsy misy mpamory,
Ka dia samy ho lasa any amy ny fireneny avy izy,
Eny, samy handositra ho any amy ny taniny avy izy.
15 Izay rehetra azo dia holefonina,
Ary izay rehetra tratra dia ho lavon' ny sabatra.
16 Ary ny zanany madinika hotorotoroina eo imasony;
Ny tranony hobaboina,
Ary ny vadiny hosavihina.

17 Indro, hampirisihiko hamely azy ny Mediana,
Izay manao ny volafotsy tsy ho zavatra
Ary tsy mankamamy ny volamena.
18 Ny tsipìkany handripaka ny zatovo,
Ary izay ateraky ny kibo tsy hamindrany fo,

[1] *Na:* firenena lehibe.

Eny, na dia ny zaza aza tsy hiantran' ny masony,
19 Ary Babylona, ravaky ny fanjakana maro,
Tabiha sy reharehan' ny Kaldeana,
Dia ho rava tahaka ny nandravan' Andriamanitra any Sodoma sy Gomora:
20 Tsy honenana mandrakizay izy
Ary tsy hitoerana intsony hatramy ny taranaka fara mandimby,
Tsy hisy Arabo hanorin-day any,
Na mpiandry ondry hampandry ny ondriny any;
21 Fa ny bibi-dia any an-efitra no hitoetra any,
Ho feno vorondolo[1] ny tranony,
Ny ostritsa no hitoetra any,
Ary ny osilahy[2] no hitsambikimbikina any,
22 Ny kary[3] no hifampierona ao an-tranobeny,[4]
Ary ny amboadia[5] ao amy ny lapa nanaranam-po;
Efa antomotra ny fotoany,
Ary ny androny tsy hatao ela.

XIV. Fa Jehovah hamindra fo aminy Jakoba
Ary mbola hifidy ny Isiraely indray
Ka hamponina azy ao amy ny taniny;
Ary ny vahiny hikambana aminy,
Ary ny taranaky Jakoba ho namany.
2 Dia haka azy ny firenena ka hanatitra azy hody;
Ary ny taranaky Isiraely hanana azy ho ankizilahiny sy ankizivaviny ao amy ny taniny Jehovah;
Dia ho tonga mpamabo izay namabo azy izy
Ary hampanompo izay nampahory azy.

*Hira fifaliana hataon' ny Isiraely noho ny nanetrena ny mpanjakany Babylona.*

3 ARY amy ny andro hanomezany Jehovah fitsaharana anao ho afaka amy ny fahorianao sy ny fitebitebin' ny fonao ary ny fanompoana mafy izay nampanompoana anao, 4 dia hataonao izao oha-teny ny amy ny mpanjakany Babylona izao:
Hià! mitsahatra ilay mpampahory!
Eny, tsy ao intsony ilay tanàna volamena![6]
5 Jehovah efa nanapatapaka ny tehin' ny ratsy fanahy,
Dia ny tehina fanapahan' ny mpanapaka,
6 Izay namely firenena tamy ny fahatezerana,
Tamy ny famelezana tsy nanam-pitsaharana,
Sady nampanompo firenena tamy ny fahatezerana,
Tamy ny fanenjehana tsy misy antra.
7 Miadana ka mandry fahizay ny tany rehetra;
Velominy ao ny hoby,—
8 Eny, ny hazo kypreso sy ny sedera any Libanona hifaly anao hoe:
Hatrizay niambohoanao izay dia tsy nisy mpikapa niakatra taty aminay.
9 Taitra ny fiainan-tsi-hita[7] any ambany noho ny aminao mba hitsena anao amy ny fihavianao;
Mamoha ny matoatoa hitsena anao izy,
Dia ireny bibilahy[8] rehetra tambonin' ny tany;

---

[1] *Na:* hyena. [2] *Heb.* seïrima; *izahao Lev.* xvii. 7. [3] *Heb.* jakala.
[4] *Heb.* mpitondratenany. [5] *Na:* jakala. [6] *Na:* mampandoa hetra.
[7] *Heb.* Sheola. [8] *Heb.* osilahy.

Aingainy hiala amy ny seza fiandrianany
Ny mpanjakan' ny firenena rehetra.
10 Izy rehetra samy hiteny aminao hoe :
Hay ! hianao koa mba efa osa tahaka anay !
Efa tonga tahaka anay hianao !
11 Efa navarina ho etỳ amy ny fiainan-tsi-hita[1] ny tabihanao
Mbamy ny feon' ny valihanao ;
Kankana no ilafihanao,
Ary olitra no mandrakotra anao.
12 Endrey ! latsaka avy tany andanitra hianao,
Ry ilay fitarik' andro, zanaky ny maraina ;
Voakapa hianjera amy ny tany hianao,
Ry ilay mpandripaka firenena.
13 Ary hianao efa nanao anakampo hoe : Any an-danitra no hiakarako,
Ary ambonin' ny kintan' Andriamanitra no hanandratako ny seza fiandrianako ;
Dia hipetraka eo an-tendrombohitra fivoriana
Any am-parany avaratra aho ;
14 Hiakatra ho any ambonin' ny havoan' ny rahona aho
Ka ho tahaka ny Avo Indrindra ;
15 Kanjo hampidinina hatrany amy ny fiainan-tsi-hita[1]
Ho any am-paravodi-lavaka hianao.
16 Izay mahita anao hibanjina anao sy hihevitra anao hoe :
Moa io va ilay lehilahy nampihorohoro ny tany
Sy nampihozongozona ny fanjakana
17 Ary nanao izao tontolo izao ho efitra
Sy nandrava ny tanànany
Ary tsy nandefa ny mpifatotra hody ?
18 Ny mpanjaka rehetra amy ny firenena
Samy mandry amy ny voninahitra avokoa,
Ary samy ao am-pasany[2] avy ;
19 Fa hianao kosa dia nariana niala lavitra ny fasanao,
Tahaka ny solofon-kazo ratsy izay ariana,
Sady voatsindrin' ny fatin' ny voavono hianao,
Dia ireo voatrabaky ny sabatra,
Ka midina ho ao amy ny vato ao an-davaka,—
Tahaka ny faty hitsakitsahin' ny tongotra.
20 Tsy halevina tahaka ireny hianao,
Satria efa nanimba ny taninao sady efa namono ny olonao ;
Tsy hotononina mandrakizay ny taranaky ny mpanao ratsy !
21 Manamboara famonoana hamelezana ny zanany noho ny heloky ny razany ;
Tsy hitsangana hanana ny tany izy,
Na hanorina tanàna eran' izao tontolo izao.

22 Fa hitsangana hamely azy Aho,
Hoy Jehovah, Tompon' ny maro,
Ary hofoanako ny anarany Babylona sy izay sisa ao
Mbamy ny zanany sy ny taranany, hoy Jehovah.
23 Ary hataoko fonenan' ny sokina
Sy fihandronan' ny rano izy,
Ary hofafako kifafa fandringanana izy,
Hoy Jehovah, Tompon' ny maro.

[1] *Heb.* Sheola.

[2] *Heb.* tranony.

24 Jehovah, Tompon' ny maro, efa nianiana hoe:
Araka izay noheveriko no hatao aminy,
Ary araka izay nokasaiko no hotovina aminy,
25 Dia ny hanorotoro ny Asyriana ao amy ny taniko
Ary ny hanitsakitsaka azy eny an-tendrombohitro;
Ny zioga fitondrany dia hiala amin' ireo,
Ary ny entany ho afaka amy ny sorony.
26 Izany no fikasana ny amy ny tany rehetra,
Ary izany no tànana ahinjitra amy ny firenena rehetra.
27 Fa Jehovah, Tompon' ny maro, no efa nikasa, ka iza indray no hahafoana izany?
Ary ny tànany dia voahinjitra, ka iza no hampihemotra izany?

*Faminaniana ny loza hanjo any Filistia.*

28 TAMY ny taona nahafatesany Ahaza mpanjaka no nisy izao faminaniana ny loza hanjo izao:
29 Aza mifaly, ry Filistia rehetra,
Saingy tapaka ny tsorakazo namely anao;
Fa avy ao an-kibon'[1] ny bibilava no hihavian' ny menarana,
Ary ny aterany ho tonga menaran' afo[2] manidina.
30 Ny faraidina indrindra[3] hihinana,
Ary ny mahantra handry fahizay;
Fa hataoko maty mosary kosa izay tsy ringana aminao,[4]
Eny, izay sisa aminao ho matiny.
31 Midradradradrà, ry vavahady, ary mitaraina, ry tanàna;
Aoka ho ketraka avokoa hianao, ry Filistia!
Fa misy setroka mitranga avy any avaratra,
Ary tsy misy miala amy ny laharany akory ny miaramilany.
32 Ary inona moa no valiny ho entin' ny iraky ny jentilisa?
Izao: Jehovah efa nanorina any Ziona,
Ary ao no hialofan' izay olony ory.

*Faminaniana ny amy ny loza hanjo any Moaba.*

XV. FAMINANIANA ny amy ny loza hanjo any Moaba.

Fa tamy ny indray alina no nandravana any Ara-moaba, ka fongotra izy;
Fa tamy ny indray alina no nandravana any Kira-moaba, ka fongotra izy;
2 Miakatra ho ao amy ny tempoly[5] sy ho ao Dibona ny olona,
Dia ao amy ny fitoerana avo, mba hitomany;
Any Nebo sy Medeba no idradradradrany Moaba;
Mibory ny loha rehetra;
Voaharatra ny somotra rehetra.
3 Eny an-dàlambe dia misikina lamba fisaonana izy;
Eny an-tampon-tranony sy eny an-kalalahana dia midradradradra avokoa izy,
Eny, mijojy ny ranomasony.
4 Ary mitaraina Hesbona sy Elale,
Ka re hatrany Jahaza ny feony;
Ary noho izany dia miantso mafy ny miaramilany[6] Moaba,
Mangovitra ny fanahiny ao anatiny.

---

[1] *Heb.* fakan'. [2] *Heb.* sarafa. [3] *Heb.* matoan' ny mahantra.
[4] *Heb.* ny fakanao. [5] *Na:* ho ao Baita. [6] *Heb.* voaomany.

5 Ny foko mitaraina noho ny aminy Moaba;
Ny mandositra avy ao dia tonga hatrany Zoara[1] sy Egleta-selisia;[2]
Fa miakatra mitomany ao amy ny fiakarana Lohita izy
Sy midradradradra amy ny famoizam-po eny an-dàlana mankany Horonaima.
6 Fa Nimrima tsara rano dia tonga karankaina;
Maina ny ahitra, malazo ny zava-maniry,
Ka tsy misy zava-maitso intsony.
7 Ary amin' izany ny harena be izay noharìny sy ny entany izay mbola voatahiriny
Dia entiny ho any am-pitan' ny lohasahan-driaky ny hazomalahelo.
8 Fa ny fitarainany manodidina ny sisiny Moaba,
Re hatrany Eglaima ny fidradradradrany,
Eny, re hatrany Ber-elima ny fidradradradrany.
9 Fa ny ranony Dimona dia feno ra;
Fa mbola hampiako ny loza manjo any Dimona,
Dia liona handrapaka izay efa mandositra avy any Moaba
Sy handany izay sisa amy ny tany.

XVI. Atero ny zanak' ondrin' ny mpanapaka ny tany,
Dia miala any Sela ka mamaky ny efitra hatramy ny tendrombohitry Ziona zanakavavy.
2 Ary tahaka ny vorona notairina niala tamy ny akaniny ka mirenireny foana,
Dia ho toy izany ny zanakavaviny Moaba ao amy ny fitana any Arnona.
3 Manolora saina, manomeza rariny,
Ataovy tahaka ny alina ny alokao, na dia amin' ilay andro mitataovovonana iny aza;
Afeno izay voaroaka,
Ary aza aseho izay mandositra!
4 Aoka hitoetra ao aminao izay oloko voaroaka;
Ary aoka ho fiereny Moaba hianao,[3] mba tsy ho azon' ny mpandringana izy;
Fa tsy misy intsony ny mpampahory,
Tapitra ny loza,
Tsy misy amy ny tany intsony ny mpanosihosy.
5 Ary hisy seza fiandrianana hampitoerina amy ny famindrampo,
Ka hisy hipetraka eo aminy amy ny fahamarinana
Ao an-dainy Davida,
Ary hitsara sy handinika izay marina izy, sady ho faingam-pamoaka ny rariny.
6 Efa renay ny fiavonavonany Moaba — fatra-piavonavona loatra izy—
Dia ny fireharehany sy ny fiavonavonany sy ny fihoabavany ary ny fibedibediny foana.

7 Ary noho izany dia ho indray midradradradra Moaba,
Eny, samy hidradradradra avokoa izy rehetra;
Fa hitomany ny ampempampboaloboky[4] Kira-haresa hianareo ka ho ory indrindra.
8 Fa malazo avokoa ny sahany Hesbona sy ny voaloboky Sibma,

---

[1] *Na:* ny hidiny (*na:* ny fiarovana azy) dia hatrany Zoara. [2] *Na:* Dia ilay ombivavy kely telo taona. [3] *Na:* Aoka ho fiereny hianao, ry Moaba. [4] *Na:* faharavany.

Norantsanan' ny andrian' ny firenena ny sakeliny,[1]
Tonga hatrany Jazera sy nisandrahaka tany an-efitra izy,
Ny sampany nandadilady ka tafita ny ranomasina.
9 Koa izany no hitomaniako ny voaloboky Sibma,
Toy ny fitomaniany[2] Jazera,
Handena anao amy ny ranomasoko aho, ry Hesbona sy Elale;
Fa mihatra amy ny vokatrao lohataona sy ny fararanonao ny fanakorana.
10 Ny hafaliana sy ny haravoravoana efa nesorina tamy ny saha mahavokatra,
Ka tsy hisy hoby na horakoraka ao amy ny tanimboaloboka;
Ny mpanosihosy tsy hanosihosy divay intsony ao amy ny famiazana;
Efa natsahatro ny fihobiana amy ny fararano.
11 Ary noho izany ny tsinaiko dia mitaraina manao feondokanga noho ny aminy Moaba,
Ary ny ato anatiko noho ny aminy Kira-haresa.
12 Ary rehefa miseho Moaba ka sasatra ao amy ny fitoerana avo,
Ary mankao amy ny fitoerany masina mba hivavaka,
Dia tsy hahazo na inona na inona izy.

13 Izany no teniny Jehovah nataony fahiny ny aminy Moaba.
14 Ary ankehitriny koa Jehovah miteny hoe:
Amy ny telo taona, tahaka ny taonan' ny mpikarama,
Dia ho tsinontsinona ny voninahitry Moaba,
Na dia betsaka aza ny vahoakany;[3]
Ary izay sisa dia ho vitsy, eny, ho vitsy foana, fa tsy ho maro.

*Faminaniana ny amy ny loza hanjo any Damaskosy.*

XVII. FAMINANIANA ny amy ny loza hanjo any Damaskosy.

Indro, Damaskosy dia rava tsy ho tanàna intsony,
Eny, tonga korontam-bato izy.
2 Efa lao ny tanànany Aroera
Ka ho any ny andian' ny ondry aman-osy,
Handry ao ireo, ka tsy hisy hanaitaitra azy,
3 Ary tsy hisy tanàna mimanda intsony any Efraima,
Na fanjakana ao Damaskosy;
Ary izay sisa aminy Syria dia hitovy voninahitra amy ny Zanak' Isiraely,
Hoy Jehovah, Tompon' ny maro.

4 Ary amin' izany andro izany dia hihena ny voninahitry Jakoba,
Ary hihena ny hataviny.
5 Ary ho tahaka ny fanangon' ny olona ny vary an-tahony amy ny fararano izany,
Ka tangosan' ny sandriny ny salohim-bary;
Eny, ho tahaka ny fanangon' ny olona salohim-bary eny amy ny Lohasahan' ny Refaïta;
6 Kanefa hisy sisa hotsimponina hiany izy tahaka ny amy ny fikapohana ny hazo oliva:
Hisy voany roa na telo ao

---

[1] *Na:* Dia ireo izay nankaleo ny andrianan' ny firenena ny sakeliny.
[2] *Na:* fitomaniana any.
[3] *Na:* ny hareny.

an-tendrony ambony indrindra,
Efatra na dimy ao amy ny rantsan' ny hazo mahavokatra,
Hoy Jehovah, Andriamanitry ny Isiraely.

7 Amin' izany andro izany dia hanandrandra ny Mpanao azy ny olona,
Ary ny masony hijery ny Iray Masin' ny Isiraely.
8 Fa tsy hanandrandra ny alitara, asan' ny tànany, intsony izy,
Ary ny nataon' ny rantsantànany tsy hahoany,
Na ny Aseraha,[1] na ny tsangan-kazo[2] ho any ny masoandro.

9 Amin' izany andro izany ny tanànany mafy
Dia ho tahaka ny tany lao any an-ala na any an-tampon-tendrombohitra,
Izay nilaozan' ny olona teo anoloan' ny Zanak' Isiraely,
Ka dia ho foana ny tany.
10 Fa nanadino an' Andriamanitry ny famonjena anao hianao
Ary tsy nahatsiaro ny Vatolampy fiarovana mafy ho anao,
Ka dia nanao voly mahafinaritra hianao
Ary zana-boaloboka avy amy ny firenena hafa no nambolenao teo;
11 Tamy ny andro nambolenao azy dia nofefenao izy,
Ary nony maraina dia nampitsimohinao ilay nambolenao;
Nefa ho vokatra miavosa izany ho amy ny andro fangirifiriana[3] sy fanaintainana tsy azo sitranina.

*Ny handringanana ny Asyriana.*

12 INDRISY ny fihahohahon' ny firenena maro!
Izay mihahohaho tahaka ny feon' ny ranomasina!
Indrisy ny firohondrohon' ny olona maro be!
Tahaka ny firohondrohon' ny rano manonja ny firohondrohony!
13 Eny, mirohondrohona tahaka ny firohondrohon' ny rano be ny firenena;
Kanefa hotezerana mafy izy,
Ka dia handositra lavitra
Ary ho lasa tahaka ny akofa eny an-tendrombohitra, raha paohin' ny rivotra,
Sy tahaka ny fakòm-bary mitambolimbolina entin' ny tadio.
14 Raha hariva ny andro, dia, injao, fampahatahorana;
Ary raha tsy mbola maraina akory aza, dia tsy ao intsony ireny.
Izany no anjaran' izay mamabo antsika
Sy tambin' izay mandroba antsika.

*Ny haneken' ny Etiopiana any Jehovah noho ny handrenesany ny nandringanana ny Asyriana.*

XVIII. INDRISY ny tany be fibiziziokan' elatra!
Izay any an-dafin' ny oniny Etiopia,
2 Izay mampandeha iraka eny ambonin' ny ranomasina,
Ao anaty lakan-jozoro ambonin' ny rano, ka manafatra azy hoe:
Mandehana, ry iraka faingampandeha, ho any amy ny firenena lava tsanganana[4] sady mandimandina,
Any amy ny olona mahataho-

[1] *Anaran' andriamani-tsi-izy, na ny sariny.* [2] *Na:* tsangam-bato.
[3] *Na:* Nefa ho levona ny vokatra amy ny andro hahazoana azy. [4] *Na:* ela fiainana.

tra hatreto ka hatrany hatrany,[1]
Dia firenena mpanao teny tsy valiana [2] sady maherisetra,[3]
Izay vakin' ny ony maro ny taniny.
3 Ry mponina rehetra amin' izao tontolo izao
Sy mpitoetra etŷ ambonin' ny tany!
Raha misy faneva atsangana eo an-tampon-tendrombohitra, dia mijere hianareo,—
Ary raha misy anjomara tsofina, dia mihainoa.
4 Fa izao no nolazainy Jehovah tamiko:
Hangina Aho aloha ka hijery eto amy ny fitoerako,
Raha mbola mipoaka tsara ny hainandro,
Ary misy [4] zavona [5] amy ny hainandro fararano.
5 Fa raha mbola tsy tonga ny fararano, rehefa tapitra ny fitsimohany,
Ka efa mby am-boany ny voniny,
Dia horantsanany amy ny fanetezam - boaloboka ny rantsany,
Ary hotapahiny sy hesoriny ny sakeliny.
6 Dia hafoy avokoa izy ho any ny vorona mpihaza eny antendrombohitra
Sy ho any ny biby eny ambonin' ny tany;
Ary ny vorona mpihaza handany fahavaratra any;
Ary ny biby rehetra ambonin' ny tany handany ririnina any.

7 Amin' izany andro izany dia hisy fanomezana ho entina ho any Jehovah, Tompon' ny maro,
Dia firenena lava tsanganana [6] sady mandimandina,
Ary avy amy ny firenena mahatahotra hatreto ka hatrany hatrany,[1]
Dia firenena mpanao teny tsy valiana [2] sady maherisetra,[3]
Izay vakin' ny ony maro ny taniny,
Ho ao amy ny fitoeran' ny anarany Jehovah, Tompon' ny maro, dia ny tendrombohitra Ziona.

*Faminaniana ny amy ny loza hanjo any Egypta.*

XIX. FAMINANIANA ny amy ny loza hanjo any Egypta.

Indro, Jehovah mitaingina rahona miriotra mafy ka mankany Egypta;
Ary ny andriamani-tsi-izy any Egypta dia mangorohoro eo anatrehany,[7]
Ary ny fony Egypta dia ketraka ao anatiny.
2 Ary hampirisihiko hiady izy samy Egyptiana,
Ka samy hiady amy ny rahalahiny avy sy amy ny namany avy izy:
Ny tanàna hiady amy ny tanàna, ary ny fanjakana amy ny fanjakana.
3 Ary ho very hevitra ny Egyptiana;
Eny, hofoanako ny saina ataony;
Ary hila saina amy ny andriamani-tsi-izy sy amy ny mpibitsibitsika amy ny odiny izy
Sy amy ny manao azy hotsin-

[1] *Na:* hatramy ny niandohany ka mandraka ankehitriny. [2] *Na:* matanjaka indrindra; *na:* mahery mamaritra tany ho azy. [3] *Heb.* manitsakitsaka. [4] *Na:* Toy ny hainandro mipoaka tsara sy ny. [5] *Heb.* rahon' ando. [6] *Na:* ela fiainana. [7] *Na:* mandositra azy.

drian-javatra ary amy ny
mpanao sikidy.

4 Ary Egypta dia hatolotro
hogiazana amin' izay
fitondrana mafy,
Ary mpanjaka masiaka no
hanjaka aminy,
Hoy Jehovah, Tompon' ny
maro.
5 Ny rano amy ny ranomasina
ho tankina,
Ary ny ony ho ritra ka ho
maina;
6 Ho maimbo ny sampantsam-
pan' ny ony;
Ary ny lahindranony Egypta [1]
hihena ka ho maina;
Ny volotara sy ny zozoro ha-
lazo;
7 Ny tany eny amorony Neily
Sy ny tanimbary rehetra eny
amorony Neily
Samy ho maina sy hanjary
vovoka ka tsy ho eo in-
tsony.
8 Dia hitomany ny mpaka ha-
zandrano,
Ary hisaona ny mpamintana
rehetra ao Neily,
Ary ho reraka ny mpanda-
tsaka [2] harato amy ny rano.
9 Ho very fanantenana izay
mandraotra rongony amy
ny fihogo
Sy izay manenona hariry.
10 Ny andrin' [3] ny tany ho toro-
toro,
Ary ny mpikarama rehetra
halahelo.

11 Efa adala mihitsy ny mpa-
napaka any Zoana;
Hevi-poana no avoak' izay
hendry indrindra amy ny
mpanolo-tsainy Farao;
Ahoana no ilazanareo aminy
Farao hoe:
Zanak' olon-kendry aho sady
taranak' ireo mpanjaka fa-
hagola?
12 Aiza ary ireo olon-kendrinao
ireo?
Aoka hanambara aminao izy,
Ary aoka ho fantany izay no-
kasainy Jehovah, Tompon'
ny maro, hatao aminy
Egypta.
13 Efa adala ny mpanapaka any
Zoana,
Efa voafitaka ny mpanapaka
any Memfisa; [4]
Ary efa nampivembena any
Egypta ireo fehizoron' ny
fireneny.
14 Jehovah efa nampidina [5] fa-
nahy mampandraingiraingy
teo Egypta;
Ka efa nampivembena azy
tamy ny asany rehetra ireo,
Dia tahaka ny olona mamo
miraingiraingy sady man-
doa.
15 Samy tsy hahatontosa ny asa-
ny ny Egyptiana,
Na ny loha na ny rambo, na
ny sampan-drofia [6] na ny
zozoro.

16 Amin' izany andro izany dia
ho tahaka ny vehivavy
Egypta
Ka ho tora-kovitra sy ho raiki-
tahotra
Noho ny faninjitry Jehovah,
Tompon' ny maro, ny tà-
nany,
Izay ahinjiny hamelezany azy.
17 Ary ny tanin' ny Joda dia ho
fahatahorany Egypta,
Ka na oviana na oviana no
misy miresaka izany aminy,
dia ho raiki-tahotra izy
Noho ny fikasany Jehovah,
Tompon' ny maro,
Izay kasainy ny amy ny hame-
lezana azy.

18 Amin' izany andro izany dia

[1] *Heb.* Mazora. [2] *Heb.* mpamelatra. [3] *Na:* fanorenan'. [4] *Heb.* Nofa.
[5] *Heb.* nangaroharo. [6] palma.

hisy tanàna dimy amy ny tany Egypta
Samy hiteny ny fiteniny Kanana
Sy hianiana ho any Jehovah, Tompon' ny maro;
Ny anankiray hatao hoe Iraharesa.[1]

19 Amin' izany andro izany dia hisy alitara ho any Jehovah eo amy ny tany Egypta
Sy tsangam-bato eo an-tsisiny ho any Jehovah.
20 Ary ho famantarana sy vavolombelona ho any Jehovah, Tompon' ny maro,
Ao amy ny tany Egypta izany;
Fa hitaraina[2] aminy Jehovah noho ny mpampahory izy,
Ary haniraka mpamonjy sy mpiaro ho ao aminy Izy ka hamonjy azy.
21 Ary Jehovah hanao izay hahafantaran' ny Egyptiana Azy,
Ary ny Egyptiana kosa hahalala any Jehovah amin' izany andro izany;
Dia hanompo Azy amy ny fanatitra alatsa-dra sy amy ny fanatitra hohanina izy
Ka hivoady aminy Jehovah sady hanefa ny voadiny.
22 Ary Jehovah hamely ny Egyptiana,
Eny, fa sady hamely Izy no hanasitrana;
Dia hiverina ho any aminy Jehovah ireo,
Ka hekeny ny fangatahany, ary hositraniny izy.

23 Amin' izany andro izany dia hisy làlambe avy any Egypta mankany Asyria,
Koa ny Asyriana dia hankany Egypta, ary ny Egyptiana kosa hankany Asyria,
Ary ny Egyptiana sy ny Asyriana hiara-mivavaka.[3]

24 Amin' izany andro izany ny Isiraely no ho fahatelony aminy Egypta sy Asyria
Ho fitahiana eo amy ny tany;
25 Fa hotahiny Jehovah, Tompon' ny maro, ireo ka hataony hoe:
Hotahina anie Egypta oloko,
Sy Asyria, asan' ny tànako,
Ary Isiraely lovako.

*Fanoharana ny amy ny handravana any Etiopia sy Egypta.*

XX. TAMY ny taona nankanesany Tartana tany Asdoda, raha
nirahiny Sargona, mpanjakany Asyria, izy ka namely any Asdoda ary
nahafaka azy,—2 tamin' izany an-
dro izany no nampitondrany Jehovah
teny any Isaia, zanaky Amoza, hoe:
Andeha, borahy ny lamba fisaonana
ho afaka amy ny valahanao, ary
esory ny kiraronao hiala amy ny
tongotrao. Dia nanao izany izy ka
nandeha tsy nitafy sady tsy niki-
raro. 3 Ary hoy Jehovah: Tahaka
ny nandehanany Isaia mpanompoko
telo taona sady tsy nitafy no tsy
nikiraro mba ho famantarana sy ho
fahagagana ny aminy Egypta sy
Etiopia, 4 dia ho toy izany no hiton-
dran' ny mpanjakany Asyria ny
Egyptiana ho babo sy ny Etiopiana
ho sambotra, na tanora na antitra,
samy tsy hitafy sady tsy hikiraro
no tsy hisarom-pe, ho henatry
Egypta. 5 Ary ho raiki-tahotra sy
ho menatra ny Isiraely[4] noho ny
aminy Etiopia fanantenany sy
Egypta reharehany. 6 Ary amin'
izany andro izany ny mponina etỳ
amoron-dranomasina dia hanao hoe:
He! ity manjo ilay nantenaintsika
sady nandosirantsika ho famonjena

[1] Ira-haresa = Tanàna haringana, *na* Tanànan' ny masoandro.
[2] *Na:* Ary izao no ho famantarana sy vavolombelona, etc.: Raha mitaraina.
[3] *Heb.* hiara-manompo. [4] *Heb.* izy.

antsika ho afaka amy ny mpanjakany Asyria! Aiza intsony re no handosirantsika!

*Faminaniana ny amy ny loza hanjo any Babylona.*

XXI. FAMINANIANA ny amy ny loza hanjo ny Efitra Ranobe.[1]

Tahaka ny firimorimon' ny tadio any atsimo
No fihaviny avy any an-efitra, dia avy any amy ny tany mahatahotra.
2 Misy fahitana mampahory naseho tamiko:
Ny mpamitaka mamitaka, ary ny mpandringana mandringana.
Iakaro, ry Elama ô! eteo, ry Media ô!
Hatsahatro ny fisentoana rehetra;
3 Ary raha nahita izany aho, dia feno fanaintainana ny valahako;
Fijalijaliana no nahazo ahy tahaka ny fijalijalian' ny vehivavy raha miteraka;
Niolanolana fatratra aho ka tsy nandre izany;
Tora-kovitra aho ka tsy nahita izany.
4 Niemponempona ny foko,
Nampahatahotra ahy ny horohoro;
Ny hariva fahafinaretako nampodiny ho fangovitako.
5 Velarina ny latabatra, miambina ny mpiambina,[2] mihinana sy misotro ny olona—
Mitsangàna, hianareo lehibe, ka hosory ny ampinga!

6 Fa izao no nolazainy Jehovah tamiko:
Mandehana, manendre tily;
Ka izay hitany no aoka holazainy.
7 Dia nahita izy ka indreo mpitaingina manao andiany mandeha tsiroaroa
Sy boriky andiany ary rameva andiany,—
Ary nihaino izy, eny, nihaino dia nihaino;
8 Dia niantso nanao feon-diona izy ka nanao hoe:
Tompo ô! izaho mijanona mandrakariva eto ambonin' ny fitazanako nony antoandro,
Ary mitoetra eto amy ny fiambenako aho mandritra ny alina.
9 Koa, indreo, avy ny olona andiany,
Mpitaingina mandeha tsiroaroa;
Ary nanandratra ny feony izy ka nanao hoe:
Rava, rava Babylona!
Ary ny sarin'[3] ny andriamaniny rehetra dia voatorotoro miraraka amy ny tany.

10 Ry ahy voavely toy ny vary teo am-pamoloako ô![4]
Izay efa reko taminy Jehovah, Tompon' ny maro, Andriamanitry ny Isiraely,
No nambarako taminareo.

*Faminaniana ny amy ny loza hanjo any Edoma.*

11 FAMINANIANA ny amy ny loza hanjo any Edoma.[5]

Misy miantso ahy any Seïra manao hoe:
Ry mpiambina ô, toy inona alina moa izao?
Ry mpiambina ô, toy inona alina moa izao?
12 Dia hoy ny mpiambina:
Avy ny maraina, avy koa ny alina;
Raha mbola ta-hanontany hia-

[1] *Heb.* Ranomasina. [2] *Na:* velarina ny tsihy. [3] *Heb.* sarin-javatra voasokitra. [4] *Heb.* zanaky ny famoloako. [5] *Heb.* Doma.

nareo, dia manontania hiany; ka avia, miverena.[1]

*Faminaniana ny amy ny loza hanjo any Arabia.*

13 FAMINANIANA ny amy ny loza hanjo any Arabia.

Any an-ala any Arabia no andrianareo,
Ry andian' ny Dedanita.
14 Itondrana rano ny mangetaheta;
Ny mponina amy ny tany Tema mitsena hanina ny mandositra;
15 Fa mandositra ny sabatra ireo,
Dia ny sabatra voatsoaka
Sy ny tsipìka voahenjana
Ary ny havesatry ny ady.
16 Fa izao no nolazainy Jehovah tamiko:
Ato anatin' ny herintaona, tahaka ny taonan' ny mpikarama,
Dia ho levona avokoa ny voninahitry Kedara;
17 Ary ny tsipìka sisa izay any ny lehilahy mahery, taranaky Kedara, dia ho vitsy foana,
Fa Jehovah, Andriamanitry ny Isiraely, no efa niteny.

*Faminaniana ny amy ny loza hanjo any Jerosalema.*

XXII. FAMINANIANA ny amy ny Lohasahan' ny Fahitana.

Inona re izato manjo anareo,[2]
No dia miakatra eny an-tampon-trano avokoa hianareo,[3]
2 Ry ilay be horakoraka,
Tanàna be tabataba, vohitra miravoravo?
Ny faty eo aminao dia tsy mba novonoin-tsabatra, na maty an-ady.
3 Niara-nandositra ny lehibenao,
Nafatotra tsy amin-tsipìka[4] izy;
Izay rehetra hita tao aminao dia niara-nafatotra,
Na dia nitady handositra lavitra aza.

4 Koa izany no anaovako hoe:
Mihodìna tsy hijery ahy, fa hitomany mafy dia mafy aho;
Aza dia fatra-pampionona ahy
Noho ny fandringanana ny oloko zanakavavy.
5 Fa ao amy ny Lohasahan' ny Fahitana
Dia misy androny Jehovah, Tompon' ny maro,
Andro fitabatabana sy fanosihosena sy fahaverezan-kevitra
Ary fandravana ny mànda
Sy fidradradradrana manako hatrany an-tendrombohitra.
6 Ary Elama mitondra ny tranon-jana-tsipìka
Mbamy ny kalesy misy olona sy ny mpitaingin-tsoavaly;
Ary Kira manaisotra ny fonon' ampinga.
7 Izay tsara indrindra amy ny lohasahanao dia feno kalesy,
Ary ny mpitaingin-tsoavaly milahatra eo am-bavahady.
8 Dia alana ny fisalobonany Joda,
Ary mijery ny fiadiana ao an-Tranoala hianao amin' izany andro izany.
9 Ary hitanareo fa banga be hiany ny Tanànany Davida;
Ary mamory ny rano avy amy ny kamory ambany hianareo.
10 Isainareo ny trano any Jerosalema,

---

[1] *Na:* Avia indray. [2] *Heb.* anao. [3] *Heb.* hianao.
[4] *Na:* Nafatotry ny mpandefa zana-tsipìka.

Ka dia ravanareo ny trano ho enti-manamafy ny mànda.
11 Mihady lavaka famorian-drano eo anelanelan' ny mànda roa hianareo
Halehan' ny rano avy amy ny kamory ela;
Kanefa tsy mijery Izay efa nanomana izao zavatra izao hianareo,
Na mahita Izay nikasa azy hatry ny fony ela.
12 Ary amin' izany andro izany Jehovah, Tompon' ny maro,
Hiantso fitomaniana sy fioriana
Sy fiharatana ary fisikinana lamba fisaonana.
13 Kanjo he izato hafaliana sy haravoravoana!
Sy famonoana omby sy ondry aman-osy
Ary fihinanan-kena sy fisotroan-divay!
Aoka isika hihinana sy hisotro,
Fa rahampitso dia ho faty.

14 Dia nambarany Jehovah, Tompon' ny maro, teo antsofiko izao:
Tsy havela mihitsy ambarapahafatinareo izao helokareo izao,
Hoy Jehovah, Tompon' ny maro.

*Ny amy ny nanonganana any Sebna sy ny nanendrena any Eliakima ho solony.*

15 IZAO no lazainy Jehovah, Tompon' ny maro:
Andeha mankao amin' ilay mpanolo-tsaina io,
Dia ao aminy Sebna, lehiben' ny ao an-dapa, *ka ataovy hoe:*
16 Manao inona etỳ hianao, ary inonao moa no etỳ,
No manao fasana etỳ hianao,
Dia manao fasana ho anao [1] etỳ amy ny hantsana
Sy mandoaka fonenana ho anao [1] etỳ amy ny harambato?
17 Indro, Jehovah hanipy mafy anao,
Eny, hofiazany mafy [2] hianao,
18 Dia hovolavolainy toy ny kodiarana
*Ka hakodiadiany* ho any amy ny tany malalaka;
Dia any no hahafaty anao,
Ary ho any koa ny kalesin' ny voninahitrao,
Ry ilay henatry ny mpianakavin' ny tomponao.
19 Ary horoahiko hiala amy ny fitoeranao hianao
Sy haongako [3] hiala amy ny raharahanao.
20 Ary amin' izany andro izany
Dia hantsoiko kosa Eliakima mpanompoko, zanaky Hilkia;
21 Ary hampiakanjoiko azy ny akanjonao,
Sady hosikinako amy ny fehinkibonao izy;
Ka dia hatolotro eo an-tànany ny fanapahanao,
Ary dia ho tonga rain' ny mponina eto Jerosalema
Sy ny taranaky Joda izy.
22 Ary hapetrako eo an-tsorony ny fanalahidin' ny tranony Davida;
Dia hamoha izy, ka tsy hisy handrindrina;
Ary handrindrina izy, ka tsy hisy hamoha.
23 Ary hatsatoko toy ny fihantonan-javatra eo amy ny fitoerana mafy izy
Ka ho sezam-boninahitra ho any ny mpianakavin-drainy.
24 Ary hahantona eo aminy ny havesatry ny voninahitry ny mpianakavin-drainy rehetra,
Izay zanaka sy tera drainy rehetra,

---

[1] *Heb.* ho azy. [2] *Na:* hosaronany. [3] *Heb.* haongany.

Dia ny fanaka madinika rehetra
Hatramy ny lovia ka hatramy ny siny samihafa rehetra.
25 Amin' izany andro izany, hoy Jehovah, Tompon' ny maro,
Dia hiala ilay fihantonan-javatra voatsatoka teo amy ny fitoerana mafy;
Eny, hokapaina izy ka hianjera.
Dia ho simba ny entana izay nihantona teo aminy;
Fa Jehovah no efa niteny.

*Faminaniana ny amy ny loza hanjo any Tyro.*

XXIII. FAMINANIANA nyamy ny loza hanjo any Tyro.

Midradradradrà hianareo, ry sambony Tarsisy ô!
Fa rava Tyro, ka tsy misy trano sady tsy azo idirana intsony ao;
Avy tany amy ny tany Kitima no nanambarana izany taminy.
2 Mangìna, hianareo mponina amoron-tsiraka!
Ny mpandranto avy any Sidona,
Izay mandeha eny ambonin' ny ranomasina, no efa nampanan-karena [1] anao.
3 Teny amy ny rano be ny variny Sihora,
Dia ny vokatry Neily, ka nampiditra harena ho azy;
Ary tonga tsenan' ny firenena izy.
4 Aoka ho menatra hianao, ry Sidona;
Fa ny ranomasina, dia ny fiarovana mafy ao an-dranomasina, efa niteny hoe:
Tsy mbola nihetsi-jaza aho, na niteraka,
Tsy mbola nitaiza zatovo aho, na namelona virijina.
5 Rehefa re tany Egypta izany,
Dia tora-kovitra izy noho ny nanjo any Tyro.
6 Mità ho any Tarsisy hianareo;
Midradradradrà, ry mponina amoron-tsiraka.
7 Izao va no manjo anao, ry ilay niravoravo,[2]
Izay efa naorina hatry ny fony fahagola
Sady nentin' ny tongony hivahiny any lavitra any?

8 Iza no nikasa izany hamelezana any Tyro, mpanome satroboninahitra, izany?
Mpanapaka ny mpandrantony,
Olo-malaza amy ny tany ny mpivarony.
9 Jehovah, Tompon' ny maro, no nikasa izany,
Mba hampietreny ny fiavonavonan' ny voninahitra rehetra.
Sy hanalany ny voninahitry ny olo-malaza rehetra amy ny tany.
10 Ry Tarsisy zanakavavy,
Aoka hianao hanafotra ny taninao tahaka any Neily;
Fa tsy misy fifehezana [3] intsony.
11 Ny tànany Jehovah nahinjiny tambonin' ny ranomasina;
Nampihorohoroiny ny fanjakana;
Jehovah efa nandidy ny aminy Kanana,
Mba horavana ny fiarovany mafy.
12 Ary hoy Izy: Tsy hiravoravo intsony hianao,
Ry virijina afa-baraka, Sidona zanakavavy;
Miaingà, mità ho any Kitima;
Kanefa na dia any aza tsy

[1] *Heb.* nameno. [2] *Na:* Izao va no *tanàna*nao niravoravo? [3] *Heb.* fehin-kibo.

hahita fitsaharana tsy akory
hianao.
13 Indro ny tanin' ny Kaldeana!
Tsy firenena intsony izy,
Fa nataon' ny Asyriana fone-
nan' ny bibi-dia any an-
efitra;[1]
Manao tilikambo fitiliana izy
Ka mandrava ny lapan' ny
mpanjaka ao
Ary mampody azy ho koron-
tam-bato.
14 Midradradradrà hianareo, ry
sambony Tarsisy ô!
Fa rava ny fiarovanareo
mafy.

15 Ary amin' izany andro
izany dia hohadinoina
fito-polo taona Tyro,
Toy ny andron' ny mpanjaka
iray;
Ary rehefa afaka fito-polo
taona,
Tyro dia hiharan' ilay tonon-
kalon' ny janga manao
hoe:
16 "Makà lokanga, ka mivezi-
veze eran' ny tanàna hianao,
Ry kala janga hadino;
Mitendre tsara, ka mahereza
mivazovazo,
Mba hahatsiarovana anao."
17 Ary rehefa afaka fito-polo
taona,
Jehovah hamangy any Tyro,
Ka dia hiverina amy ny filan-
tangy izy
Sy hijangajanga amy ny fan-
jakana rehetra
Manerana izao tontolo izao.
18 Ary ny varony sy ny tangy
azony dia hohamasinina ho
any Jehovah;
Tsy hotehirizina na horaketina
izany;
Fa ny varony dia ho an' izay
mitoetra eo anatrehany Je-
hovah,
Ho hanina mahavoky sy ho
fitafiana mendrika.[2]

*Ny hitsarana ny tany, sy ny hanja-
kany Jehovah ao Ziona.*

XXIV. INDRO, Jehovah maha-
foana ny tany ka maha-
lao azy
Ary mampihohoka azy ka
manely izay mponina ao
aminy.
2 Koa ho sahala hiany ny hanjo
ny mpisorona sy ny vahoaka,
Ny tompolahy sy ny mpanom-
polahiny,
Ny tompovavy sy ny mpanom-
povaviny,
Ny mpivarotra sy ny mpividy,
Ny mpampisambotra sy ny
mpisambotra,
Ny mpampanàna vola sy ny
mpanàna vola.
3 Hatao foana dia foana ny
tany,
Ary hobaboina dia hobaboina
tokoa izy,
Fa Jehovah no efa niteny.
4 Misaona sy malazo ny tany;
Milofika sy malazo izao ton-
tolo izao;
Milofika ny lehibe indrindra
amy ny olona etỳ an-tany.

5 Ary ny tany dia efa voave-
tavetan' ny mponina ao
aminy,
Satria nandika ny lalàna sy
nanota ny didy izy
Ary nivadika ny fanekena
mandrakizay.
6 Ary noho izany dia ozona no
mandevona ny tany,
Ary ny mponina ao dia valiana
noho ny helony,
Sady voadotra ny mponina
amy ny tany,
Ka dia olona vitsy foana no
sisa ao.

[1] *Na:* Indro ny tanin' ny Kaldeana, Izay tsy mbola firenena fahiny, Fa ny Asyriana no nanorina azy ho any ny mponina any an-efitra.
[2] *Na:* mateza.

7 Misaona ny ranom-boaloboka, milofika ny taro-boaloboka,
Misento avokoa ilay nifaly am-po;
8 Mitsahatra ny firavoravoana amy ny ampongatapaka,
Tapitra ny fitabataban' ny niravoravo;
Mitsahatra ny fifaliana amindokanga;
9 Tsy mihira eo am-pisotroandivay intsony izy,
Mangidy amin' izay misotro azy ny toaka;
10 Rava ny tanàna be fikorontanana,
Mirindrina ny trano rehetra ka tsy azo idiran' olona;
11 Misy fitarainana divay eny antsaha,
Tafalentika toy ny masoandro ny fifaliana rehetra;
Voaroaka ny faharavoravoan' ny tany.
12 Fahafoanana hiany no sisa ao an-tanàna,
Satria rava sady montsamontsana ny vavahady.
13 Fa ao amy ny tany, ao amy ny olona,
Dia hisy toy ny amy ny fikapohana hazo oliva
Sy ny fitsimpontsimponamboaloboka,
Rehefa tapitra ny andro fiotazana azy.
14 Ireo dia hanandratra ny feony ka hihoby;
Noho ny fahalehibiazany Jehovah dia hiantso mafy eny amy ny ranomasina izy *hoe:*
15 Mankalazà any Jehovah any amy ny tany atsinanana,
Dia ny anarany Jehovah, Andriamanitry ny Isiraely, any amy ny amoron-dranomasina.

16 Hatrany am-paran' ny tany no nandrenesanay hira hoe:
Voninahitra ho any ny marina.
Fa hoy izaho: Indrisy izato halevonako! Indrisy ity halevonako!
Ny mpamitaka dia mamitaka;
Eny, ny mpamitaka dia mamitaka fatratra.
17 Tahotra sy longoa ary fandrika
No mahazo anao, ry mponina amy ny tany.
18 Ary izay mandositra noho ny fandrenesana ny tahotra dia ho latsaka any an-davaka;
. Ary izay miakatra avy ao anatin ny lavaka dia ho voan' ny fandrika;
Fa misy varavarana mivoha any amy ny avo,
Ary mihorohoro ny fanorenan' ny tany.
19 Rava dia rava ny tany;
Mitresaka dia mitresaka ny tany;
Mihorohoro dia mihorohoro ny tany;
20 Mivembena dia mivembena tahaka ny mamo ny tany
Ka mitsingevaheva toy ny fandriana mihantona;
Ary mitambesatra aminy ny fahadisoany,
Dia potraka izy ka tsy ho tafarina intsony.

21 Ary amin' izany andro izany dia any an-danitra no hamaliany Jehovah ny antokon' ny lanitra,
Ary etỳ an-tany kosa ny mpanjakan' ny tany.
22 Dia hangonina ao an-davaka tahaka ny mpifatotra ireny
Ka hohidiana ao an-tranomaizina,
Ary rehefa afaka andro maro, dia hovangiana [1] hiany izy.
23 Dia hivoaramena ny volana,

---

[1] *Na:* hovaliana.

ary hivaloarika ny masoandro,
Fa Jehovah, Tompon' ny maro, no Mpanjaka
Ao an-tendrombohitra Ziona sy any Jerosalema,
Ary eo anatrehan' ny loholony dia misy voninahitra.

*Hira fisaorana an' Andriamanitra nohò ny soa nataony ho any ny olony sy ny nampijaliany ny fahavalony kosa.*

XXV. JEHOVAH ô, Andriamanitro Hianao;
Hanandratra Anao sy hidera ny anaranao aho,
Fa efa nanao zava-mahagaga Hianao,
Dia zavatra efa voakasa hatramy ny ela sady mahatoky no marina indrindra.
2 Fa efa nataonao tonga korontam-bato ny tanàna;
Ny tanàna mimanda dia rava tokoa;
Ny lapan' ny fahavalo[1] dia nataonao tsy vanon-ko tanàna;
Tsy hatsangana intsony mandrakizay iny;
3 Ka dia hankalaza Anao ny firenena masiaka,
Hatahotra Anao ny tanànan' ny firenena lozabe.
4 Fa fiarovana mafy ho any ny reraka Hianao,
Eny, fiarovana mafy ho any ny malahelo amy ny fahoriany,
Fierena amy ny ranonorambaratra, fialokalofana amy ny hainandro,
Fa ny rivotry ny mahery dia tahaka ny ranonorana mifafy mamely ny ampiantany.
5 Tahaka ny fandresinao ny hainandro izay mamely ny tany karankaina
No andresenao ny fitabataban' ny firenena hafa;
Eny, tahaka ny amy ny hainandro resin' ny aloky ny rahona matevina
No andresena ny fanakoran' ny olon-dozabe.

6 Ary Jehovah, Tompon' ny maro, dia hanao fanasana ho any ny firenena rehetra eto amin' ity tendrombohitra ity,
Dia fanasana amy ny zavatra matavy,
Fanasana amy ny divay efa niotrika ela,
Zavatra matavy be tsoka,
Divay efa niotrika ela sady voadio tsara.
7 Ary hofoanany eto amin' ity tendrombohitra ity
Ny sarona izay manarona ny olona rehetra
Sy ny rakotra izay arakotra ny firenena rehetra.
8 Hofoanany tsy hisy mandrakizay ny fahafatesana;
Ary Jehovah Tompo hamafa ny ranomaso amy ny tava rehetra
Sady hanafa-tondromaso ny olony eny amy ny tany rehetra,
Fa Jehovah no efa niteny.

9 Ary holazaina amin' izany andro izany hoe:
Indro Andriamanitsika,
Izay nandrasantsika hamonjy antsika;
Indro Jehovah, Izay nandrasantsika,
Koa dia aoka ho faly sy ho ravoravo amy ny famonjeny isika.
10 Fa hipetraka amin' ity tendrombohitra ity ny tànany Jehovah,
Ary Moaba hohosihosena ao amin' izay itoerany,

[1] *Heb.* hafa firenena.

Dia tahaka ny fanosihosena ny mololo miavosa amy ny rano ao am-pahitra;
11 Ary ireo dia hamelatra ny tànany eo afovoan' izany,
Tahaka ny famelatry ny mpilomano ny tànany raha milomano;
Fa Jehovah[1] kosa hampietry ny fiavonavonany,
Na dia kanto aza ny fahamailamailaky ny tànany.
12 Ary ny mandanao mafy sy avo dia harodany
Ka haetriny sy hofongorany hatramy ny tany, dia hatramy ny vovoka.

XXVI. Amin' izany andro izany dia hohiraina eto amy ny tanin' ny Joda izao fihirana izao:
Manana tanàna mafy isika;
Famonjena no hotendreny Jehovah ho mànda sy fiarovana.
2 Vohay ny vavahady,
Mba hidiran' ny firenena marina,
Izay mitana ny fahamarinana.
3 Ny saina tsy miovaova dia harovanao ao amy ny fiadanana tanteraka,
Satria matoky Anao izy.
4 Matokia any Jehovah mandrakizay,
Fa Jehovah Tompo no Vatolampy mandrakizay.
5 Fa naetriny ny mponina avo toerana;
Ny tanàna avo dia arodany, eny, arodany ho amy ny tany
Ka azerany ho amy ny vovoka.
6 Hitsahin' ny tongotra izy,
Dia ny tongotry ny ory sy ny faladian' ny mahantra.
7 Voaravona ny làlan' ny marina;
Eny, aravonao ho marina indrindra[2] ny alehan' ny marina.
8 Koa amy ny làlan' ny fitsaranao, Jehovah ô, no iandrasanay Anao,
Ny anaranao sy ny fahatsiarovana Anao no irin' ny fanahinay.
9 Amy ny fanahiko no aniriako Anao nony alina;
Eny, ny saiko ato anatiko no itadiavako Anao fatratra;
Fa raha mamely ny tany ny fitsaranao,
Dia mianatra fahamarinana ny mponina amin' izao tontolo izao.
10 Na dia asiana soa aza ny ratsy fanahy,
Tsy mety mianatra fahamarinana izy;
Eny, na dia ao amy ny tanin' ny fahamarinana aza izy, mbola manao meloka hiany
Ka tsy mety mijery ny fahalehibiazany Jehovah.

11 Jehovah ô, avo ny tànanao, nefa tsy jeren' ireo;
Tsy maintsy hojereny hiany anefa ny fahasaro-piaro*nao* amy ny olo*nao*,[3] ka ho menatra izy;
Eny, afo no handevona ny fahavalonao.
12 Jehovah ô, manorina fiadanana ho anay Hianao;
Fa ny asanay rehetra dia tanterahinao ho anay.
13 Jehovah Andriamanitray ô, tsy Hianao hiany no efa nampanompo anay, fa tompo hafa koa;
Nefa Hianao irery hiany no ahazoanay mankalaza ny anaranao.
14 Ny maty tsy ho velona intsony,
Ny matoatoa tsy mba hitsangana;

[1] *Heb.* Izy. [2] *Na:* Hianao, Izay mahitsy, no manamarina.
[3] *Na:* Hijery hiany anefa izy ka ho menatra noho ny fialonany ny olonao.

Fa novalianao izy ka naringanao.
Sady nolevoninao avokoa ny fahatsiarovana azy.
15 Nampitombo ny firenena Hianao, Jehovah ô,
Eny, nampitombo ny firenena Hianao ka nahazo voninahitra ho Anao;
Nitarinao halalaka avokoa ny faritry ny tany.

16 Jehovah ô, nony azom-pahoriana izy, dia nitady Anao;
Nony niharan' ny famaizanao izy, dia nanao vavaka anakampo.
17 Tahaka izay bevohoka efa madiva hiteraka
Ka miolanolana sy mitaraina noho ny faharariany,
Dia tahaka izany izahay teo imasonao, Jehovah ô.
18 Efa bevohoka izahay, efa nihetsi-jaza izahay,
Efa tahaka ny nitera-drivotra izahay;
Tsy nahavita famonjena ho any ny tany izahay,
Ka tsy nateraka ny mponina amin' izao tontolo izao.
19 Ho velona indray ny olonao izay efa maty,
Ny fatin' ny oloko hitsangana;
Koa mifohaza sy mihobia, hianareo izay mandry ao amy ny vovoka;
Fa ny andonao dia tahaka ny andon' ny fahazavana,[1]
Ary ny tany hiteraka ny maty.[2]

20 Mandehana, ry oloko, midira ao amy ny efi-tranonao,
Ary mirindrìna varavarana hianao, ka miere kely indray mipì-maso monja
Mandra-pahalasan' ny fahatezerana.
21 Fa, indro, Jehovah mivoaka avy amy ny fitoerany
Hamaly ny mponina amy ny tany noho ny helony;
Ary ny tany hampiseho ny ra izay nofohiny
Ka tsy hanafina intsony izay novonoina teo aminy.

XXVII. Amin' izany andro izany ny sabatry Jehovah, izay mafy sady lehibe no mahery,
No ho entiny mamaly ny leviatana, dia ilay menarana mandositra,
Sy ny leviatana, dia ilay menarana miforoporotra,
Ary hovonoiny ilay dragona ao an-dranomasina.

2 Amin' izany andro izany no hihiranareo
Ny amy ny tanimboaloboka ahazoana divay mahery hoe:
3 Izaho Jehovah no mpiaro io;
Isaky ny indray mipì-maso no andemako azy,
Fandrao misy manimba azy;
Na andro na alina dia miaro azy Aho.
4 Tsy misy fahatezerana ato amiko;
Enga anie ka hisy hery sy tsilo eto anatrehako hiadiako,
Dia hiroatako ireo ka hodorako avokoa!
5 Fa raha tsy izany, dia aoka hifikitra amy ny heriko kosa izy
Ka hihavana amiko;
Eny, aoka hihavana amiko izy.
6 Amy ny andro ho avy dia hamaka tsara Jakoba;
Ary Isiraely hamony sy hitsimoka
Ka hameno izao tontolo izao amy ny fahavokarany.

[1] *Na:* ando amy ny anana.  [2] *Heb.* ny matoatoa.

*Ny namáizany Jehovah ny Isiraely, sy ny mbola hamindrany fo aminy.*

7 MOA tahaka ny namelezana izay namely azy va no mba namelezany azy koa?
Ary tahaka ny namonoana izay novonoiny va no mba namonoana azy koa?
8 Tamy ny nandroahany azy dia voafetra no niadiany taminy;
Nokororohiny tamy ny rivony mahery izy tamy ny andron' ny rivotra avy any atsinanana.
9 Ka izao no hamelana ny heloky Jakoba,
Ary izao hiany no vokatry ny nanesorana ny fahotany,
Dia amy ny anaovany ny vato rehetra amy ny alitara
Ho tahaka ny vato sokay voatorotoro,
Ary ny Aseraha[1] sy ny tsangan-kazo[2] ho any ny masoandro dia tsy hitsangana intsony.
10 Fa ho foana ny tanàna mimanda,
Ka dia ho fonenana afoy sy ilaozana tahaka ny efitra;
Ao no hihinanan' ny zanak' omby,
Ary ao no handriany sy handaniany ny rantsan-kazony.
11 Raha malazo ny rantsany, dia hotapatapahina,
Ka ho avy ny vehivavy hitaina azy,
Satria firenena tsy manampahalalana izy,
Dia tsy hiantra azy ny Mpanao azy,
Ary tsy hamindra fo aminy ny Mpamorona azy.

12 Ary amin' izany andro izany dia hisy fampihintsanana[3] ataony Jehovah hatramy ny ony mandriaka
Ka hatramy ny lohasahandriaky Egypta;
Ary hianareo samy hotsimponina tsirairay, ry Zanak' Isiraely.
13 Ary amin' izany andro izany koa no hitsofana anjomara lehibe,
Dia ho avy izay very tany amy ny tany Asyria
Sy izay efa voaroaka tany amy ny tany Egypta,
Ka hiankohoka eo anatrehany Jehovah
Ao amy ny tendrombohitra masina any Jerosalema.

*Ny hitsarana any Samaria sy Jerosalema, sy fanoharana mahamarina ny fitondran' Andriamanitra.*

XXVIII. LOZAN' ny satroboninahitra, izay reharehan' ny mpimamo any Efraima,
Sy ny voninkazo mihamalazo amy ny firàvany tsara tarehy,
Izay eo an-dohan' ny lohasaha lonaky[4] ny fileon-divay.
2 Indro, ny Tompo manana izay mahery sady matanjaka,
Tahaka ny rivo-kavandra sy ny tafio-drivotra mandoza;
Koa tahaka ny fandriaky ny rano be manafotra
No hanjerany azy mafy ho amy ny tany.
3 Dia hohitsahin' ny tongotra ny satroboninahitra,
Izay reharehan' ny mpimamo any Efraima.
4 Ary ny voninkazo mihamalazo amy ny firàvany tsara tarehy,
Izay eo an-dohan' ny lohasaha lonaka,[4]

---

[1] *Anaran' andriamani-tsi-izy, na ny sariny.* [2] *Na:* tsangam-bato.
[3] *Na:* fivelezam-bary. [4] *Heb.* matavy.

Dia ho tahaka ny voan' aviavy mialintaona, raha tsy mbola tonga ny fahavaratra,
Koa izay mahita azy dia mijery,
Ary raha vao raisiny, dia arapany.

5 Ary amin' izany andro izany Jehovah, Tompon' ny maro, dia ho satroboninahitra tsara tarehy
Sy ho fehiloha firavaka ho any ny olony sisa,
6 Ary ho fanahy fitsarana ho an' izay mipetraka eo amy ny fitsarana,
Sy ho hery ho an' izay mampiverina ny ady hatreo ambavahady.
7 Nefa ireo koa dia miraingiraingy azon' ny divay
Ary mivembena azon' ny toaka;
Ny mpisorona sy ny mpaminany miraingiraingy azon' ny toaka;
Resin' ny divay ireo;
Mivembena azon' ny toaka izy;
Miraingiraingy amy ny fahitana izy
Ary midoladola eo amy ny fitsarana.
8 Fa feno loa sy loto ny latabatra rehetra,
Ka efa tsy misy madio hitoerana.

9 Iza no hampianariny fahalalana?
Ary iza no hampahafantariny fianarana?
Zaza vao notazana va?
Ny vao nitsaha-nono va?
10 Fa didy anampy didy, didy anampy didy;
Fitsipika anampy fitsipika, fitsipika anampy fitsipika;
Kely etŷ, ary kely erŷ;
11 Eny, amy ny molotra miambakambaka
Sy amy ny fiteny baiko no hitenenany amin' ity firenena ity,
12 Izay nilazany[1] hoe: Ity no fitsaharana,
Ampitsaharo ny reraka,
Ary ity no famelombelomana;
Nefa tsy nety nihaino ireo.
13 Ary ny teniny Jehovah dia ho tonga didy anampy didy aminy tokoa, eny, didy anampy didy,
Fitsipika anampy fitsipika, fitsipika anampy fitsipika;
Kely etŷ, ary kely erŷ,
Mba hanaovany dia mianotra, ka ho torotoro izy
Sy hofandrihana ary hosamborina.

14 Koa mihainoa ny teniny Jehovah hianareo, ry mpaniratsira,
Izay manapaka ity firenena eto Jerosalema ity.
15 Satria hianareo manao hoe: Efa nanao fanekena tamy ny fahafatesana izahay
Ary efa nanao fifanarahana tamy ny fiainan-tsi-hita,[2]
Ka na dia ho avy aza ny loza[3] manafotra, dia tsy hihatra aminay izany,
Fa ny lainga no nataonay ho fiarovana,
Ary ny fitaka ho fierena,—
16 Dia izao no lazainy Jehovah Tompo:
Indro, Izaho no efa nametraka vato ao Ziona,
Dia vato voazaha toetra, vato tsara izay fehizoro voaorina ho fanorenana mafy,
Ka tsy mba ho taitra izay mino.
17 Ny fitsarana no hataoko ho fitsipika,
Ary ny fahamarinana ho pilao;

---

[1] *Na:* Dia Izy Izay nilaza taminy. [2] *Heb.* Sheola. [3] *Heb.* kotopia.

Hopaohin' ny havandra ny
laingа fiarovana,
Ary hindaosin' ny rano ny
fierena.
18 Hofoanana ny fanekenareo
amy ny fahafatesana,
Ary tsy haharitra ny fifanara-
hanareo amy ny fiainan-tsi-
hita ;[1]
Raha ho avy ny loza[2] mana-
fotra,
Dia ho tonga fanitsakitsany
hianareo.
19 Ary na oviana na oviana no
ihaviany, dia hahatratra
anareo izany ;
Fa isa-maraina isa-maraina no
hihaviany,
Na andro na alina ;
Ary ny vokatry ny fahafanta-
rana izany fianarana izany
dia fangovitana hiany.
20 Fa fohy loatra ny farafara ka
tsy azon' ny olona ilampa-
rana ;
Ary kely ny firakotra ka tsy
maharakotra, raha misy te-
hirakotra azy ?
21 Fa Jehovah hitsangana tahaka
ny teo amy ny tendrombo-
hitra Perazima,
Ho tezitra tahaka ny teo amy
ny lohasahany Gibeona Izy,
Mba hanaovany ny asany—
tsy ilay fanaony mandraka-
riva anefa,
Ary hahavitany ny ataony—
tsy ilay vitainy mandraka-
riva anefa.
22 Koa dia aza maniratsira in-
tsony hianareo,
Fandrao atao mafy ny fama-
torana anareo ;
Fa fahafonganana voatendry
no efa reko taminy Jehovah,
Tompon' ny maro,
Hamelezana ny tany rehetra.

23 Mihainoa hianareo, ka man-
drenesa ny feoko ;
Mitandrema, ka mandrenesa
ny teniko.
24 Moa ny mpiasa tany va miasa
mba hamafy,
Na mitombo-doha sy mandra-
vona ny taniny mandraka-
riva ?
25 Rehefa voaravony tsara ny
tany, moa tsy afafiny amin'
izay va ny voan' ny nigela,
Ary tsy apariakany va ny
komina,
Ary tsy alahany mitandahatra
tsara va ny vary tritika
Sy ny vary hordea amy ny
tany voafaritra ho azy
Ary ny ampemby[3] kosa eny
an-tsisiny ?
26 Fa Andriamaniny no ma-
noro azy izay mety ha-
taony,
Eny, Izy no mampianatra
azy.[4]
27 Fa tsy ny kodia vy no ivele-
zana ny nigela,
Ary tsy ny kodian' ny sariety
no akodiadia amy ny ko-
mina ;
Fa ny nigela dia velezina amy
ny fàntaka,
Ary ny komina amy ny te-
hina.
28 Moa mongomongoiny va ny
vary hatao mofo ?
Tsia, fa tsy veleziny na ham-
pandehanany ny kodian' ny
sarietiny sy ny soavaliny
lalandava izy ;
Tsy mongomongoiny tsy akory
izy.
29 Izany koa dia avy aminy Je-
hovah, Tompon' ny maro ;
Fa mahagaga amy ny fisainana
Izy
Ary mahatalanjona amy ny
fahendrena.

---

[1] *Heb.* Sheola. [2] *Heb.* kotopia. [3] *Na:* spelta. [4] *Na:* Samy ataony araka izay tandrifiny ho azy avy ; fa Andriamaniny no mampianatra azy.

*Ny loza hanjo any Jerosalema, sy ny mbola hamonjena azy.*

XXIX. LOZANY Ariela,[1] lozany Ariela,
Tanàna nitoerany[2] Davida!
Ampio taona ny taona,
Aoka ho tafatsingeringerina ny andro firavoravoana;
2 Dia hampahory any Ariela Aho,
Ka hisy fisentoana sy fitarainana ao aminy;
Ary ho tonga Ariela tokoa amiko izy.
3 Ary hanao fahirano anao Aho,
Ka hasiako miaramila hanemitra anao,
Ary hananganako mànda hamelezana anao.
4 Dia haetry hianao
Ka hiteny ao amy ny tany,
Ary ao amy ny vovoka no hibitsibitsihanao,
Eny, ny feonao hivoaka avy amy ny tany tahaka ny any ny manao azy hotsindrianjavatra,
Ary avy ao amy ny vovoka no ikiakiahan' ny teninao.

5 Kanefa ny fahavalonao betsaka ho tonga tahaka ny vovoka madinika,
Ary ny olon-dozabe maro ho tahaka ny akofa indaosina;
Eny, ho avy tampoka dia tampoka izany.
6 Avy aminy Jehovah, Tompon' ny maro, no hihavian' ny famaliana,
Dia kotrokorana sy horohorontany ary rohondrohona mafy,
Tadio sy tafio-drivotra ary lelafo mandevona.
7 Ary ho tahaka ny fahitana eo amy ny nofy amy ny alina
Ireo firenena betsaka rehetra ireo, izay mivory hamely any Ariela,
Dia izay rehetra mivory hamely azy sy ny màndany
Ka hampahatahotra azy.
8 Ary ho tahaka ny olona noana manonofy, fa, indro, mihinana izy;
Kanjo nony mahatsiaro, dia noana hiany izy;
Na ho tahaka ny olona mangetaheta manonofy, fa, indro, misotro izy;
Kanjo nony mahatsiaro, indro, ana hiany izy, ary ny fanahiny mbola maniry hiany:
Dia ho tahaka izany ireo firenena betsaka rehetra ireo
Izay mivory hamely ny tendrombohitra Ziona.

9 Mijanòna hianareo, ka mitalanjòna,
Tampeno ny masonareo, koa aoka ho jamba hianareo!
Mamo ireo, nefa tsy tamy ny divay;
Mivembena izy, nefa tsy tamy ny toaka.
10 Fa Jehovah efa nampidina fanahy mahasondrian-tory ao aminareo,
Ary efa nakimpiny ny masonareo (dia ny mpaminany izany),
Ary efa nosaronany ny lohanareo (dia ny mpahita izany).
11 Ary ny fahitana ny amin' izany rehetra izany raha aminareo dia tahaka ny teny amy ny taratasy voaisy tombo-kase,
Izay atolotra olona mahavaky teny ka atao hoe:
Masìna hianao, vakio ity;
Fa hoy izy: Tsy azoko vakina, fa efa voaisy tombo-kase izy;
12 Fa raha atolotra izay tsy mahavaky teny kosa izany ka atao hoe:
Masìna hianao, vakio ity,
Dia hoy izy: Tsy mahavaky teny aho.

---

[1] Ariela = Fatan' Andriamanitra, *na* Lionan' Andriamanitra. [2] *Heb.* nitobiany.

13 Ary hoy ny Tompo:
Satria manatona Ahy amy ny vavany ity firenena ity
Ary mankalaza Ahy amy ny molony,
Nefa ampanalaviriny Ahy kosa ny fony,
Ka ny fahatahorany Ahy dia didin' olombelona ampianarina azy hiany.
14 Dia, indro koa, mbola hanao zava-mahagaga amin' ity firenena ity Aho,
Dia zava-mahagaga sy mahatalanjona;
Ka ho foana ny fahendren' ny olon-kendriny,
Ary tsy ho hita ny fahalalan' ny mazava sainany.

15 Lozan' izay manafina lalina ny saina ataony mba tsy ho hitany Jehovah,
Sady ao amy ny maizina ny asany,
Ka dia hoy izy: Iza no mahita antsika, ary iza no mahalala antsika?
16 Endrey izato fahadalanareo! Moa ny mpanefy tanimanga va no hoheverina ho tahaka ny tanimanga,
Ka ny natao va hilaza izay nanao azy hoe: Tsy nanao ahy izy?
Na ny zavatra voaforona va hilaza izay namorona azy hoe: Tsy manam-pahalalana izy?
17 Tsy vetivety foana va dia hovana ho saha mahavokatra Libanona,
Ary ny saha mahavokatra hoheverina ho ala?
18 Amin' izany andro izany dia ho ren' ny marenina ny tenin' ny taratasy,
Ary na dia ao amy ny aizina sy ny aizim-pito aza dia hahita hiany ny mason' ny jamba.
19 Ny mpandefitra hitombo hafaliana aminy Jehovah;
Ary ny malahelo ao amy ny olona hifaly amy ny Iray Masin' ny Isiraely.
20 Fa lasa ny olon-dozabe,
Tsy ao intsony ny mpaniratsira;
Ary fongotra izay rehetra miari-torin-tsaina amy ny ratsy,
21 Dia ireo manameloka olona amy ny teny
Ary mamandrika izay mananatra eo am-bavahady
Sy mamadika ny marina amy ny lainga foana.

22 Koa ny amy ny taranaky Jakoba dia izao no lazainy Jehovah, Izay nanavotra any Abrahama:
Tsy ho menatra intsony Jakoba,
Ary tsy hivaloarika intsony ny tavany.
23 Fa raha ny zanany mahita ny asan' ny tànako ao aminy,
Dia hanamasina ny anarako izy,
Eny, hanamasina ny Iray Masiny Jakoba izy
Ary hangovitra eo anatrehan' Andriamanitry ny Isiraely.
24 Ary izay mivily fanahy dia mbola hahazo fahalalana;
Ary izay mimonomonona dia mbola hianatra fahendrena.

*Ny hanjo ny Isiraely noho ny nanaovany fihavanana taminy Egypta, sy ny mbola hamindrana fo aminy.*

XXX. LOZAN' ny zaza maditra, izay maka saina, nefa tsy avy amiko, hoy Jehovah,
Ary manao fanekena,[1] nefa tsy avy amy ny Fanahiko,

---

[1] *Heb.* mandrary harato.

Mba hanampy ota amy ny ota,
2 Dia izay mandeha hidina any Egypta,
Nefa tsy nanadina tamy ny vavako,
Handositra ho any amy ny fiarovana mafiny Farao
Sy hialokaloka ao amy ny alokaloky Egypta.
3 Kanjo ho tonga henatra ho azy[1] ny fiarovana mafiny Farao,
Ary ho fanalam-baraka azy[1] ny fialokalofany[2] ao amy ny alokaloky Egypta.
4 Fa tonga any Zoana ireo lehibeny,
Ary tonga any Hanesa ny irany.
5 Izy rehetra dia samy hahazo henatra noho ny amy ny firenena tsy mahasoa azy,
Dia izay tsy mahavonjy na mahasoa,
Fa tonga henatra sy latsa kosa.

6 Faminaniana ny amy ny behemota[3] any amy ny tany atsimo.

Any amy ny tany mampahory sy mahaporiporitra,
Izay ihavian' ny liom-bavy sy ny lion-dahy
Ary ny menarana sy ny menaran' afo manidina,
No nitondrany ny hareny teny an-damosin' ny boriky tanora
Ary ny fananany teo amy ny trafon' ny rameva
Ho any amy ny firenena tsy mahasoa azy.
7 Nefa zava-poana sy tsinontsinona ny famonjen' ny Egyptiana;
Koa izany no nanaovako azy hoe: Ilay be rehaka tsy mety manao na inona na inona![4]

8 Mandehana ankehitriny, soraty amy ny fàfana eo anatrehany izany,
Ary soraty amy ny taratasy,
Mba haharitra amy ny andro any aoriana mandrakizay doria izany.
9 Fa firenena maditra izy, zaza mandainga,
Dia zaza izay tsy mety mihaino ny lalàny Jehovah,—
10 Izay manao amy ny mpahita hoe: Aza mahita,
Ary amy ny mpaminany: Aza maminany zavatra marina aminay;
Manaova vava malefaka aminay,
Maminania fitaka,
11 Mialà amy ny làlana,
Mivilia amy ny aleha;
Atsaharo ny Iray Masin' ny Isiraely tsy ho èo anoloanay intsony.
12 Koa izao no lazain' ny Iray Masin' ny Isiraely:
Satria mandà izany teny izany hianareo
Ary matoky ny fanaovana ankeriny sy ny fiolakolahana
Ka miankina amin' izany,
13 Dia ho aminareo ity heloka ity
Tahaka izay mivava efa mila hianjera
Sy izay mibohitra amy ny mànda avo,
Ka ho tampoka dia tampoka no haharavany.
14 Ary hovakivakina izy tahaka ny fahavakivakin' ny vilanin' ny mpanefy tanimanga,
Raha montsamontsaniny ka tsy itondrany roa;
Koa rehefa montsamontsana izy, dia tsy hisy vàkiny ho

---

[1] *Heb.* anareo. [2] *Heb.* fialokalofanareo. [3] hipopotamosy.
[4] *Na:* Rehareha foana ireny, ka aoka izay!

azo atao fangalana afo ao am-patana,
Na ho azo atao fangalan-drano ao an-davaka famoriandrano aza.

15 Fa izao no lazain' ny Tompo, dia Jehovah, Iray Masin' ny Isiraely:
Amy ny fiverenana sy ny fitsaharana no hamonjena anareo,
Amy ny fanginana sy ny fahatokiana no hisian' ny herinareo;
Nefa tsy nety hianareo;
16 Fa hoy kosa hianareo: Tsia, fa handositra mitaingintsoavaly izahay;
Koa noho izany dia handositra tokoa hianareo;
Ary hoy hianareo: Hitaingina ny faingan-tongotra izahay;
Ka dia ho faingan-tongotra koa ny manenjika anareo.
17 Ny arivo handositra, raha rahonan' ny anankiray,
Eny, handositra hianareo, raha rahonan' ny dimy,
Mandra-pahatongan' ny sisa aminareo ho tahaka ny tokazo avo any an-tampon' ny tendrombohitra
Sy tahaka ny faneva any amy ny havoana.
18 Koa Jehovah dia mbola hiandry mandra-pamindrany fo aminareo,
Ary mbola hitoetra any amy ny avo Izy mandra-piantrany anareo;
Fa Andriamanitry ny fahamarinana Jehovah;
Sambatra izay rehetra miandry Azy.

19 Fa hianao, ry firenena mitoetra ao Ziona any Jerosalema,
Dia tsy hitomany intsony;
Fa hamindra fo aminao tokoa Izy, raha reny ny fitarainanao;
Eny, raha vao reny izany, dia hamaly anao Izy.
20 Ary homen' ny Tompo mofo fahoriana sy rano fahalahelovana hianao;
Ary tsy hiery intsony ny mpampianatra anao;
Ny masonao hahita ny mpampianatra anao;
21 Fa na mivily ho amy ny ankavanana hianao, na mivily ho amy ny ankavia,
Ny sofinao dia handre teny ao ivohonao manao hoe:
Ity no làlana, ka andehano;
22 Ary holotoinao[1] ny takelabolafotsy voapetaka amy ny sampinao voasokitra
Sy ny takela-bolamena voapetaka amy ny sampinao anidina,
Ka harianao tahaka ny lamba maloto izany;
Mialà amiko! no teny hataonao aminy;
23 Ary dia hanome ranonorana ho any ny voa nafafinao any an-tsaha Izy,
Sy mofo vokatry ny tany
Sady tsara no vokatra;
Ary amin' izany andro izany ny ombinao dia hihinana eny amy ny tany malalaka;
24 Ny omby sy ny boriky tanora, izay miasa ny tany,
Dia hihinana vilona voaisy sira, izay voatsikerakera amy ny sahiratsy sy ny fikororohana.
25 Ary any amy ny tendrombohitra avo rehetra sy ny havoana andrandraina rehetra
Dia hisy ony sy ranovelona amy ny andro lehibe famonoana,
Dia amy ny andro hianjeran' ny tilikambo.

---

[1] *Heb.* holotoinareo.

26 Ary ny fahazavan' ny volana dia ho tahaka ny fahazavan' ny masoandro,
Ary ny fahazavan' ny masoandro dia ho avy fito heny,
Ka ho tahaka ny fahazavan' ny hafitoana,
Amy ny andro hamehezany Jehovah ny fahatorotoroan' ny olony
Sy hanasitranany ny fery tamy ny namelezana azy.

27 Indro, avy any lavitra any ny anarany Jehovah,
Mirehitra amy ny fahatezerany Izy
Sady midonaka amy ny setroka be;
Ny molony dia feno fahatezerana,
Ary ny lelany dia tahaka ny afo mandevona;
28 Ary ny fofonainy tahaka ny riaka manafotra havozona,
Hanasivana ny firenena amy ny sivana fandevonana,
Ary hisy lamboridy mampivily eo amy ny valanoranon' ny olona.
29 Ary ny hira hataonao dia ho tahaka ny amy ny alina fitandremana[1] ny andro firavoravoana,
Ary ny hafalian' ny fo dia ho tahaka ny olona mandeha omban' ny feon-tsodina
Ho any an-tendrombohitry Jehovah,
Dia any amy ny Vatolampin' ny Isiraely;
30 Ary Jehovah hanandratra ny feon' ny fiandrianany
Sy hampiseho ny fiantefan' ny sandriny
Amy ny firehetan' ny fahatezerana sy ny lelafo mandevona
Sy ny ranonoram-baratra sy ny orana mifafy ary ny havandra vaventy.
31 Fa ny feony Jehovah dia haharaiki-tahotra ny Asyriana;
Hasiany amy ny tsorakazo ireo.
32 Ary na aiza na aiza no amelezan' ny tsorakazo voatendry,
Izay ameliny Jehovah azy,
Dia harahina ampongatapaka sy lokanga izany;
Ary amy ny ady hamelezany mafy no hiadiany aminy.
33 Fa efa voavoatra fahataloha Tofeta;
Eny, efa nataony vonona ho any ny mpanjaka izany;
Efa nataony lalina sady malalaka izy;
Ny antontany dia misy afo sy kitay betsaka;
Ary ny fofonainy Jehovah, izay tahaka ny renirano solifara, no mampirehitra azy.

*Ny hampijaliana ny Isiraely noho ny niankinany taminy Egypta, sy ny hiarovan' Andriamanitra izay mibebaka, ary ny hanendreny mpanjaka izay hitondra azy amy ny fahamarinana.*

XXXI. LOZAN' izay midina any Egypta hitady famonjena
Sy miantehitra amy ny soavaly
Ary matoky ny kalesy, satria maro ireny,
Sy ny mpitaingin-tsoavaly, satria mahery dia mahery ireny,
Fa tsy manandrandra ny Iray Masin' ny Isiraely,
Na mitady any Jehovah.
2 Nefa Izy koa dia hendry ka mahatonga loza,
Ary tsy tsoahany ny teniny;
Fa mitsangana Izy hamely ny mpianakavin' ny mpanao ratsy

[1] *Heb.* fanamasinana.

Sy izay manampy ny mpanao meloka.
3 Fa olona hiany ny Egyptiana, fa tsy Andriamanitra;
Ary nofo hiany ny soavaliny, fa tsy fanahy.
Koa raha ahinjitry Jehovah ny tànany,
Dia ho tafintohina izay manampy, ary ho potraka izay ampiana,
Ka samy ho levona avokoa izy roa tonta.

4 Fa izao no nolazainy Jehovah tamiko:
Tahaka ny fieron' ny liona sy ny liona tanora eo amy ny rembiny,
Ka na dia voangona aza ny mpiandry ondry betsàka hamely azy,
Tsy matahotra ny feon' ireo izy,
Na mandatsa-dremby noho ny fihorakorahany,—
Dia tahaka izany no hidinany Jehovah, Tompon' ny maro,
Hiady ao an-tendrombohitra[1] Ziona sy ny havoany.
5 Tahaka ny vorona manomba no hiarovany Jehovah, Tompon' ny maro, any Jerosalema,
Fa sady hiaro no hamonjy Izy,
Eny, sady hiantra[2] no hanafaka.
6 Koa miverena ho amin' Izay efa niodinanareo fatratra,
Ry Zanak' Isiraely ô.

7 Fa amin' izany andro izany dia harian' ny olona rehetra
Ny andriamani-bolafotsiny[3] sy ny andriamani-bolamenany,[3]
Izay fahotana nataon' ny tànanareo.
8 Ary ny Asyriana ho lavon' ny sabatra izay tsy mba an' olombelona,
Eny, sabatra izay tsy mba an' olombelona no handringanana azy;
Dia handositra ny sabatra izy,
Ary ny zatovony hampanaovina fanompoana.
9 Ary ny mpanjakany[4] ho lasa noho ny fahatahorana,
Ary ny mpanapaka azy hivadipo noho ny faneva,
Hoy Jehovah, Izay manana ny afony ao Ziona
Sy ny fatany fandoroana ao Jerosalema.

XXXII. Indro fa araka ny fahamarinana no hanjakan' ny mpanjaka,
Ary ny lehibe hanapaka araka ny rariny.
2 Ary hisy lehilahy[5] ho fierena amy ny rivotra
Sy ho fialofana amy ny ranonoram-baratra;
Ho ranovelona ao amy ny tany karankaina izy,
Ho alo-batolampy lehibe amy ny tany mahana.
3 Ary tsy hikimpy ny mason' izay mahita,
Ary ny sofin' izay mandre dia hihaino.
4 Ny fon' izay maimaika hahazo fahalalana,
Ary ny lelan' izay mikodedidedy hahay miteny mahitsy.
5 Ny adala tsy holazaina intsony hoe mitoetr' andriana,
Ary ny mpifetsy tsy holazaina hoe mahafoy be.[6]
6 Fa ny adala mbola miteny fahadalana hiany,
Ary ny fony mamoron-keloka,
Mba hanaovany fihatsarambelatsihy[7]

[1] *Na:* hamely ny tendrombohitra. [2] *Heb.* handalo; *izahao Eks.* xii. 13.
[3] *Heb.* andriamanini-tsi-izy. [4] *Heb.* harambatony. [5] *Na:* Ary samy.
[6] *Heb.* mpanan-karena. [7] *Na:* ratsy.

Sy hitenenany hevi-diso ny aminy Jehovah
Ary hanaovany izay tsy hahazoan' ny noana hanina
Sy izay tsy hahazoan' ny mangetaheta rano hosotroina.
7 Ary ratsy ny hafetsen' [1] ny mpifetsy;
Mamoron-tsain-dratsy izy hanimbany ny ory amy ny teny lainga,
Na dia miteny manan-draríny aza ny malahelo;
8 Fa ny mitoetr' andriana kosa dia mamoron-tsaina araka izay mahamendrika andriana,
Ary izay mahamendrika andriana no ifikirany.

*Anatra mafy tamy ny vehivavy tao Jerosalema.*

9 MITSANGÀNA, ry vehivavy miadana, ka mandrenesa ny feoko;
Ry zazavavy matokitoky foana, mihainoa ny teniko.
10 Raha afaka herintaona mahery dia ho raiki-tahotra hianareo, ry vehivavy matokitoky foana;
Fa hanjahitra ny taom-piotazam-boaloboka,
Ary tsy hisy ny fanangonamboankazo.
11 Mangovita, ry vehivavy miadana,
Mangorohoroa, ry vehivavy matokitoky foana;
Endaho ny akanjonareo, ka mitanjaha,
Ary misikìna lamba fisaonana.
12 Miteha-tratra izy,
Fa malahelo ny saha nahafinaritra sy ny voaloboka vokatra.
13 Ho rakotry ny tsilo sy ny hery ny tanin' ny oloko,
Eny, na dia ny ao amy ny trano mahafaly rehetra ao an-tanàna ravoravo aza;
14 Fa ho foana ny lapan' ny mpanjaka;
Hitsahatra ny fihorikoriky ny tanàna;
Ofela [2] sy ny tilikambo fitazanana ho tonga naman' ny zohy ho mandrakizay,
Dia fikarenjen' ny boriki-dia
Sy fiandrasana ny andian' ny ondry aman-osy,
15 Mandra-pandatsaka ny Fanahy avy amy ny avo ho amintsika,
Ka ny efitra ho tonga saha mahavokatra,
Ary ny saha mahavokatra hoheverina ho ala.
16 Ary hitoetra any an-efitra ny rariny,
Ary ny fahamarinana honina ao amy ny saha mahavokatra.
17 Ny asan' ny fahamarinana ho fiadanana;
Ary ny vokatry ny fahamarinana dia ho fiadanana sy fahatokiana mandrakizay;
18 Ary ny oloko hitoetra ao amy ny fonenana mandry fahizay
Sy ao amy ny fitoerana mahatoky
Ary ao amy ny fialan-tsasatra feno fiadanam-po;
19 Nefa hilatsaka ny havandra, rehefa aripaka ny ala,
Ary halamaka dia halamaka ny tanàna.
20 Sambatra izay mamafy eny amoron' ny rano rehetra
Sady mampiriaria ny omby sy ny boriky.

*Ny hampijaliana any Asyria, sy ny soa ho hitany Ziona kosa.*

XXXIII. LOZANAO, ry ilay mandroba, nefa tsy norobaina hianao!

[1] *Heb.* fiasan'

[2] *Na:* Ny havoana.

Ary mamitaka, nefa tsy nofitahina hianao!
Rehefa mitsahatra ny mandrava hianao, dia vao horavana kosa;
Ary rehefa mitsahatra ny mamitaka hianao, dia vao hofitahina kosa.
2 Jehovah ô, mamindrà fo aminay;
Hianao no antenainay;
Aoka ho sandrinay[1] isa-maraina Hianao
Sy ho famonjena anay amy ny andro fahoriana.
3 Ny feon' ny fitabatabana no mampandositra ny firenena;
Raha misandratra Hianao, dia mipariaka ny jentilisa.
4 Ary ireny handevona ny babonareo tahaka ny fandevon' ny valala,
Tahaka ny fifanaretsaky ny kilalao no fifanaretsany eo aminy.
5 Manerinerina Jehovah,
Fa mitoetra any amy ny avo Izy;
Nofenoiny rariny sy fahamarinana Ziona.
6 Ary hisy andro tsy manampiovana ho anao,
Eny, haren' ny famonjena sy ny fahendrena ary ny fahalalana;
Ny fahatahorana any Jehovah no rakitrao.[2]

7 Indreo, ny lehilahy maheriny mitaraina eny ivelany;
Ny iraka nitady fihavanana dia mitomany mafy.
8 Maty ny làlambe;
Tsy misy ny mpandeha;
Nofoanany ny fanekena;
Nalany baraka ny tanàna;
Tsy nanaja olona izy.
9 Misaona ny tany ka milofika;
Menatra Libanona ka malazo;
Efa tonga tahaka ny tani-hay Sarôna,
Ary manintsana Basana sy Karmela.
10 Ankehitriny dia hitsangana Aho, hoy Jehovah;
Ankehitriny dia ho any amy ny avo Aho;
Ankehitriny dia hisandratra Aho.
11 Torontoronina bozaka hianareo ka miteraka vodivary;
Ny fofonainareo dia tahaka ny afo handevona anareo.
12 Ary ny firenena ho tahaka ny fandoroan-tsokay,
Eny, ho tahaka ny tsilo notombohina izay mirehitra amy ny afo izy.

13 Mihainoa ny amin' izay efa nataoko, hianareo izay lavitra,
Ary aoka hahafantatra ny heriko hianareo izay akaiky.
14 Raiki-tahotra ny mpanota ao Ziona;
Horohoro no nahazo ny mpihatsaravelatsihy.[3]
Iza amintsika no hahatoetra amy ny afo mandevona?
Iza amintsika moa no hahatoetra amy ny lelafo mandrakizay?
15 Izay mandeha amy ny fahamarinana
Sady miteny zava-mahitsy,
Izay tsy mety mandray harena amy ny fanaovana an-keriny
Fa manifikifika ny tànany mba tsy handray kolikoly,
Izay manentsin-tadìny mba tsy handrenesany ny amy ny fandatsahan-dra
Sady manakimpy ny masony mba tsy hahita ny ratsy.
16 Izy no honina ao amy ny avo;
Ny fitoerana avony dia ny fiarovana any amy ny harambato;

---

[1] *Heb.* sandriny. [2] *Heb.* rakiny. [3] *Na:* ratsy fanahy.

Izay hohaniny dia homena azy,
Ary ny rano hosotroiny tsy ho diso.
17 Ny masonao hahita ny mpanjaka amy ny hatsaran-tarehiny
Sady hahatsinjo tany malalaka dia malalaka.
18 Hotsaroan' ny fonao ilay nahatahotra:
Aiza ny mpanoratra?
Aiza ny mpandanja?
Aiza ny mpanisa ny tilikambo?
19 Ny firenena misetaseta dia tsy ho hitanao intsony,
Dia ilay olona miboediboedipiteny ka tsy fantatra,
Na ny lela mikodedidedy ka tsy azo.
20 Tsinjovy Ziona, dia ilay tanàna fihaonantsika tamy ny fotoam-pivavahana;
Ny masonao hahita any Jerosalema ho fonenana mandry fahizay,
Dia lay izay tsy hafindra,
Ny tsimatra aminy tsy hongotana mandrakizay,
Ary tsy hisy hotapahina ny kofehiny.
21 Fa Jehovah dia mahery ho antsika any,
Tany be ony sy lahin-drano lehibe any,
Nefa tsy halehan' ny sambo voizina,
Na hovakin' ny sambo lehibe.
22 Fa Jehovah no Mpitsara antsika;
Jehovah no Mpanome lalàna antsika;
Jehovah no Mpanjakantsika;
Izy no hamonjy antsika.
23 Mivaha ny mahazakan-tsambonao;
Tsy mahahazona mafy ny fiorenan' andry izy,
Na mahavelatra ny lay;
Fa amin' izany kosa dia hozaraina ny zavatra be voababo;
Na dia ny mandringa aza dia mba hahazo babo hiany.
24 Tsy hisy amy ny mponina ao hilaza hoe: Marary aho;
Ny olona izay mitoetra ao dia voavela heloka.

*Ny hampijaliana ny fahavalon' ny Isiraely, indrindra fa Edoma, sy ny fahasambaran' ny navotany Jehovah.*

XXXIV. MANATÒNA, hianareo jentilisa, mba handre;
Ary mihainoa, hianareo firenena;
Aoka handre ny tany sy ny ao aminy rehetra,
Izao tontolo izao sy ny vokatra rehetra avy aminy.
2 Fa Jehovah dia tezitra amy ny jentilisa rehetra,
Ary mirehitra amy ny miaramilany rehetra ny fahatezerany;
Efa nodidiany haringana[1] ireo ary natolony hovonoina.
3 Ary izay voavono amin' ireo dia hariana,
Ka hamofona ny hamaimbon' ny fatiny,
Ary ny tendrombohitra hiempo azon' ny rany.
4 Izay rehetra eny amy ny lanitra dia ho levona,
Ary ny lanitra hahorona tahaka ny fangorona taratasy;
Ary ny eny aminy rehetra dia halazo
Tahaka ny fahalazon' ny ravina mihintsana avy amy ny voaloboka,
Ary tahaka ny ravina malazo mihintsana avy amy ny aviavy.

[1] *Heb.* hatao herema.

5 Fa ny sabatro dia mamondra any amy ny lanitra;
Indro, hidina hihatra aminy Edoma iny
Sy amy ny firenena voatendriko haringana,[1] mba ho fitsarana azy.
6 Ny sabatry Jehovah feno ra,
Eny, mihosi-menaka amy ny matavy
Sy amy ny ran' ny zanak' ondry sy ny osilahy
Ary amy ny fonom-boan' ny ondrilahy;
Fa Jehovah mamono zavatra hatao fanatitra ao Bozra
Ary mahafaty be ao amy ny tany Edoma.
7 Ary ny ombimanga miaraka aripaka aminy
Mbamy ny vantotr' omby sy ny ombilahy,
Ka dia vontou-dra ny taniny,
Ary mihosi-menaka ny vovotaniny.
8 Fa Jehovah manana andro famaliana,
Dia taona famaliana hiadiana ho any Ziona.
9 Ary hovana ho tonga dity ny renirano any Edoma,
Ary ho solifara ny vovo-taniny,
Ary ny taniny ho dity mirehitra.
10 Na alina na andro dia tsy hovonoina izany,
Ary ny setrony hisavoana mandrakizay;
Hatramy ny taranaka fara mandimby dia ho tany karankaina izy,
Tsy hisy handeha hamaky azy intsony mandrakizay mandrakizay.
11 Fa ho zara-tanin' ny sama sy ny sokina izy,
Ny vorondolo lehibe sy ny goaika dia hitoetra ao;
Ary hohenjaniny eo aminy ny famolaina fikorontanana
Sy ny pilao fahafoanana.
12 Ary ny lehibe dia tsy hisy ao intsony hifidy izay hanjaka,[2]
Fa ho fongana ny mpanapaka rehetra ao aminy.
13 Ary ho rakotry ny tsilo ny ao anatin' ny lapan' ny mpanjakany,
Amiana sy voaroy no ho ao amy ny trano fiarovany;
Ary ho fonenan' ny amboadia [3]
Sy fitoeran' ny ostritsa izy.
14 Ny bibi-dia any an-efitra hihaona amy ny kary;[4]
Ary ny osilahy[5] hiantso ny namany;
Ary ilay mandehandeha amy ny alina[6] hitoetra any
Ka hahita fitoerana ho azy.
15 Ny bibilava miantoratoraka hanao ny lavany any
Ka hanatody sy hifana ary hikotrika ao amy ny alokaloka any;
Any koa no hiangonan' ny papango,
Samy eo amy ny namany avy.

16 Izahao ao amy ny bokiny Jehovah, ka vakio;
Tsy misy tsy ao ireo na dia iray akory aza,
Tsy misy na dia iray akory aza hitady ny namany;
Fa ny vavany *Jehovah*[7] no nandidy izany,
Ary ny Fanahiny hiany no nanangona azy.
17 Ary Izy no efa nanendry anjara ho an' ireo
Ary ny tànany no efa nizara izany ho an' ireo tamy ny famolaina;
Handova izany mandrakizay ireo

[1] *Heb.* hatao herema. [2] *Heb.* hiantso ny fanjakana. [3] *Na:* jakala.
[4] *Heb.* jakala. [5] *Heb.* seïrima; *izahao Lev.* xvii. 7. [6] *Heb.* lilita. [7] *Heb.* vavako.

Ary hitoetra ao hatramy ny
taranaka fara mandimby.

XXXV. Ravoravo ny efitra sy ny
tany karankaina,
Ary ny tani-hay mifaly sy
mamony tahaka ny lilia.
2 Mamony be dia be izy,
Eny, mifaly sy mihoby izy,
Ny voninahitry Libanona dia
homena azy
Mbamy ny hatsaran-tarehiny
Karmela sy Sarôna,
Dia hahita ny voninahitry Jehovah
izy
Sy ny famirapiratan' Andriamanitsika.

3 Ampaherezonareo ny tànana
miraviravy,
Ary hatanjaho ny lohalika
malemy.
4 Lazao amin' izay reraka [1] ampo
hoe :
Mahereza, aza matahotra,
Indro, Andriamanitrareo ho
avy mitondra famaliana,
Dia ny famalian' Andriamanitra,
Eny, Izy tokoa no ho avy ka
hamonjy anareo.

5 Dia hampahiratina ny mason'
ny jamba,
Ary hampahaladìna ny sofin'
ny marenina.
6 Dia hitsambikina tahaka ny
diera ny mandringa,
Ary hihoby ny lelan' ny moana;
Fa hiboiboika any an-efitra ny
rano,
Ary hisy renirano any amy
ny tany karankaina.
7 Ny alonalona mitarehin-drano [2]
dia ho tonga farihy
tokoa,
Ary ny tany mangentana ho
loharano miboiboika;
Ny fonenana izay amitsahan'
ny amboadia [3] dia haniry
volotara sy zozoro.
8 Ary hisy làlambe any, dia làlana
voavoatra,
Izay hatao hoe Làlan' ny fahamasinana;
Tsy mba handia izany ny tsy
madio,
Fa Jehovah homba azy,[4]
Ka izay mandeha amy ny làlana
dia tsy ho diso any, na
dia ny adala aza.
9 Any tsy hisy liona sady tsy
hiakaran' ny biby masiaka,
Tsy ho hita ao ireny;
Fa ny navotana no handia
azy.
10 Eny, ny navotany Jehovah
hiverina
Ka hankany Ziona amy ny
fihobiana,
Ary ny fifaliana mandrakizay
no ho eny an-dohany;
Hahazo fifaliana sy faharavoravoana
izy,
Ka dia handositra ny alahelo
sy ny fisentoana.

*Ny nanafihany Sankeriba any Joda, sy ny teny nampitondrainy ho any aminy Hezekia, ary ny fitarainany Hezekia sy ny teny nasain' Andriamanitra nolazainy Isaia taminy.*

XXXVI. ARY tamy ny taona
fahefatra amby ny
folo nanjakany Hezekia mpanjaka
dia niakatra Sankeriba, mpanjakany
Asyria, hamely ny tanàna mimanda
rehetra any Joda ka nahafaka azy.
2 Ary ny mpanjakany Asyria
naniraka any Rabsake mbamy ny
miaramila betsaka avy teo Lakisy
hankany Jerosalema ho any aminy
Hezekia mpanjaka. Dia nitsangana
teo anilan' ny lakan-drano amy ny
kamory ambony izy, teo an-dàlambe
mankamy ny sahan' ny mpamotsy
lamba. 3 Ary Eliakima, zanaky
Hilkia, izay lehiben' ny tao an-dapa,
sy Sebna mpanoratra ary Joa, zana-

[1] *Heb.* maimaika. [2] ny miraja. [3] *Na:* jakala. [4] *Na:* Fa ho an' ireo izy.

ky Asafa, mpitadidy ny raharaham-
panjakana, dia nivoaka ho ao aminy.
4 Dia hoy Rabsake tamin' ireo:
Andeha, lazao aminy Hezekia hoe:
Izao no lazain' ny mpanjaka lehibe,
dia ny mpanjakany Asyria: Inona
moa izato itokianao? 5 Hoy izaho:
Teny foana ny hoe: Manana saina
sy hery hiady aho. Fa iza no ito-
kianao, no miodina amiko hianao?
6 Indro, hianao matoky io tehina
volotara torotoro io, dia Egypta,
nefa raha itehenan' olona io, dia
manindrona ny tànany miboroaka;
eny, tahaka izany Farao, mpanja-
kany Egypta, amin' izay rehetra
matoky azy. 7 Fa raha hoy hianao
amiko: Jehovah Andriamanitray no
itokianay,—moa tsy Azy va ny fitoe-
rana avo aman-alitara izay noravany
Hezekia, izay nilaza tamy ny Joda
sy Jerosalema hoe: Eto anoloan' ity
alitara ity no hiankohofanareo?
8 Koa aoka hifaninana hianao sy
ny tompoko, mpanjakany Asyria, fa
homeko soavaly roa arivo hianao,
raha tàhiny manana olona hitaingina
azy. 9 Hataonao ahoana no fam-
piamboho ny komandy iray amy ny
mpanompon' ny tompoko na dia izay
kely indrindra aminy aza, nefa mato-
ky any Egypta hianao hahazoanao
kalesy sy mpitaingin-tsoavaly? 10
Koa moa haitraitro va izao niakara-
ko izao? Tsia, fa Jehovah no nani-
raka ahy handrava ity tany ity ka
nanao hoe: Miakara ho amin' izany
tany izany, ka ravao izy.
11 Dia hoy Eliakima sy Sebna
ary Joa tamin-dRabsake: Masìna
hianao, teny Syriana[1] no ataovy
amy ny mpanomponao, fa fantatray
hiany izany; fa aza manao teny
Jiosy ho ren' ny olona eny ambonin'
ny mànda. 12 Fa hoy Rabsake:
Moa ho amy ny tomponao sy hianao
va no nanirahan' ny tompoko ahy
hilaza izany teny izany, fa tsy ho
amy ny olona izay mipetraka eny
ambonin' ny mànda hihinanany izay
tsy fihinany[2] sy hisotroany izay tsy
fisotrony[3] miaraka aminareo?
13 Dia nijoro teo Rabsake ka
niantso tamy ny feo mahery tamy
ny teny Jiosy hoe: Henoy ny tenin'
ny mpanjaka lehibe, dia ny mpanja-
kany Asyria. 14 Izao no lazain' ny
mpanjaka: Aza mety hofitahiny
Hezekia hianareo; fa tsy hahavonjy
anareo izy tsy akory. 15 Ary aza
mety hampahatokiny Hezekia any
Jehovah hianareo amy ny anaovany
hoe: Jehovah no hamonjy antsika
tokoa; ary tsy hatolotra eo an-
tànan' ny mpanjakany Asyria tsy
akory ity tanàna ity. 16 Aza mi-
haino any Hezekia hianareo; fa izao
no lazain' ny mpanjakany Asyria:
Manaova fanekena amiko hiadanana-
reo, ka mankanesa atỳ amiko, ary
samia homana ny voalobony sy ny
aviaviny, ary samia misotro ny rano
avy amy ny lavaka famorian-dra-
nony avy hianareo, 17 mandra-
pihaviko hitondra anareo ho any
amin' izay tany tahaka ny taninareo,
dia tany misy vary sy ranom-boalo-
boka, tany misy mofo sy tanimboa-
loboka. 18 Aza mety homeny He-
zekia vohony hianareo amy ny anao-
vany hoe: Jehovah no hamonjy
antsika. Moa nisy nahavonjy ny
taniny tamy ny tànan' ny mpan-
jakany Asyria va ireo andriamanitry
ny firenena ireo? 19 Aiza moa ny
andriamanitry Hamata sy Arpada?
Ary aiza koa ny andriamanitry
Sefarvaima? Nahavonjy any Sa-
maria tamy ny tànako va ireo *an-
driamaniny?* 20 Iza moa amy ny
andriamanitra rehetra amin' ireo
tany ireo no efa nahavonjy ny
taniny tamy ny tànako, koa aiza no
hahavonjeny Jehovah any Jero-
salema amy ny tànako?
21 Nefa nangina ny olona, ka
tsy nisy namaly azy na dia teny
indraim-bava akory aza, satria ny
mpanjaka efa nandidy hoe: Aza
misy mamaly azy. 22 Ary Elia-

[1] *Heb.* Aramiana. [2] *Heb.* ny tainy. [3] *Heb.* ny amaniny.

kima, zanaky Hilkia, izay lehiben'
ny tao an-dapa, sy Sebna mpanora-
tra ary Joa, zanaky Asafa, mpita-
didy ny raharaham-panjakana, dia
niditra nankao aminy Hezekia sady
voatriatra ny fitafiany, ary nilaza
taminy ny tenin-dRabsake izy.

*Ny teny nampitondrainy Sankeriba fanindroany, sy ny vavaka nataony Hezekia, ary ny teny nampitondrainy Isaia hanome toky azy.*

XXXVII. ARY raha nandre izany
Hezekia mpanjaka,
dia nandriatra ny fitafiany izy sady
nitafy lamba fisaonana ka lasa nidi-
tra tao an-tranony Jehovah, 2 ary
izy naniraka any Eliakima, lehi-
ben' ny tao an-dapa, sy Sebna
mpanoratra ary ny lohan' ny mpi-
sorona, samy nitafy lamba fisao-
nana avokoa, hankany aminy Isaia
mpaminany, zanaky Amoza, 3 ary
nanao taminy hoe: Izao no la-
zainy Hezekia: Andro fahoriana
sy famaizana ary fanalam-baraka
ity andro ity; fa mby ao am-pitera-
hana ny zaza, nefa tsy misy hery
hiterahana azy. 4 Angamba ho
reny Jehovah Andriamanitrao ny
tenin-dRabsake, izay nirahin' ny
mpanjakany Asyria tompony hihai-
ka an' Andriamanitra velona, ka
mba hovaliany izy noho ny teny
izay efa reny Jehovah Andriamani-
trao; koa aingao ny fivavakao ha-
monjy izay mbola sisa.

5 Dia nankany aminy Isaia ny
mpanompony Hezekia mpanjaka. 6
Ary hoy Isaia taminy: Ambarao
amy ny tomponareo hoe: Izao no
lazainy Jehovah: Aza matahotra
ny teny efa renao, dia izay nanom-
pan' iretsy ankizilahin' ny mpan-
jakany Asyria iretsy Ahy. 7 Fa,
indro, Izaho efa hanisy fanahy ao
anatiny, ary hahare siosio izy, ka
hiverina ho any amy ny taniny;
dia hataoko lavon-tsabatra any an-
taniny izy.

8 Dia niverina Rabsake ka nan-
kany Libna, izay nataon' ny mpan-
jakany Asyria fahirano tamin' izay;
satria efa reny fa efa niala tany
Lakisy ny mpanjaka.

9 Ary reny Sankeriba ny aminy
Tiraka, mpanjakany Etiopia, nanao
hoe: Avy hiady aminao izy; ary
nony nandre izany izy, dia naniraka
olona ho any aminy Hezekia nanao
hoe: 10 Izao no holazainareo aminy
Hezekia, mpanjakan' ny Joda: Aza
mety hofitahin' ny Andriamanitrao
Izay itokianao hianao hoe: Jero-
salema tsy hatolotra eo an-tànan'
ny mpanjakany Asyria. 11 Indro,
hianao efa nandre izay nataon' ireo
mpanjakany Asyria tamy ny tany
rehetra, dia ny nandravany[1] azy;
ka hianao kosa va no ho voavonjy?
12 Moa nahavonjy azy va ireo an-
driamanitry ny firenena noravan' ny
razako, dia Gozana sy Harana sy
Razefa ary ny taranaky Edena izay
tao Telasara? 13 Aiza ny mpan-
jakany Hamata sy ny mpanjakany
Arpada sy ny mpanjakan' ny tanàna
Sefarvaima sy Hena ary Iva?

14 Dia noraisiny Hezekia tamy
ny tànan' ny iraka ny taratasy ka
novakiny, dia niakatra nankao an-
tranony Jehovah izy ka namelatra
iny teo anatrehany Jehovah. 15
Ary Hezekia nivavaka taminy Je-
hovah nanao hoe: 16 Ry Jehovah,
Tompon' ny maro ô, Andriamanitry
ny Isiraely, Izay mipetraka amy ny
kerobima, Hianao dia Hianao hiany
no Andriamanitry ny fanjakana re-
hetra ambonin' ny tany; Hianao
no nanao ny lanitra sy ny tany.
17 Atongilano ny sofinao, Jehovah
ô, ka mihainoa; ahirato ny masonao,
Jehovah ô, ka mijere; ary mihainoa
ny teny rehetra izay nampiton-
drainy Sankeriba hihaika an' Andria-
manitra velona. 18 Jehovah ô,
marina hiany tokoa fa ireo mpan-
jakany Asyria dia efa nandrava ny
firenena[2] rehetra sy ny taniny 19

[1] *Heb.* nanaovany herema.

[2] *Heb.* tany.

ary efa nanary ny andriamaniny
tao anaty afo, satria tsy Andriama-
nitra ireny, fa asan' ny tànan' olona
hiany, dia hazo sy vato, ka dia
azony nosimbana. 20 Koa ankehi-
triny, Jehovah Andriamanitray ô,
vonjeo amy ny tànany izahay, mba
hahafantaran' ny fanjakana rehetra
ambonin' ny tany fa Hianao irery
hiany no Jehovah.
21 Ary Isaia, zanaky Amoza, dia
naniraka hankany aminy Hezekia
nanao hoe : Izao no lazainy Jehovah,
Andriamanitry ny Isiraely: Ny
amin' ilay fitarainana nataonao
tamiko ny aminy Sankeriba, mpan-
jakany Asyria, 22 dia izao no
teny nolazainy Jehovah ny aminy
Sankeriba :

Manao tsinontsinona sy mandatsalatsa anao Ziona, zanakavavy virijina ;
Mihifikifi-doha mahita anao mandositra Jerosalema zanakavavy.
23 Fa iza no nohaikainao sy nompanao?
Ary hanohitra an' iza no nanandratanao ny feonao
Sy nampiandrandranao ny masonao any ambony?
Hanohitra ny Iray Masin' ny Isiraely.
24 Ny mpanomponao no nihaikanao ny Tompo hoe :
Tamy ny kalesiko maro no niakarako
Tany an-tampon' ny tendrombohitra,
Tao afovoany Libanona ;
Ary hokapaiko ny sedera avo sy ny kypreso voafantina,
Dia hiditra any amy ny faran' ny azo iakarana ao aho
Sy any amy ny alany midokadoka.
25 Izaho no nihady ka nisotro rano,
Ary ny faladiako no handritako ny lahindrano rehetra any Egypta.[1]
26 Tsy mbola renao va, *hoy Jehovah*, fa hatry ny fony ela no nanomanako izany,
Ary hatramy ny andro taloha no nikasako izany?
Ankehitriny dia efa nahatanteraka izany Aho
Ka dia nandrava tanàna mimanda ho tonga korontambato.
27 Ary efa tsy nahatohitra ny mponina any,
Sady raiki-tahotra no nangaihay.
Efa tahaka ny ahitra any antsaha izy, ary tahaka ny ahi-maitso
Sy ny ahitra eo amy ny tampon-trano,
Ary tahaka ny vary maty raha vao mitsiry.
28 Fa samy fantatro avokoa ny ipetrahanao sy ny ivoahanao sy ny idiranao
Ary ny fahatezeranao amiko.
29 Satria efa tezitra amiko hianao,
Ary efa tonga ato an-tsofiko ny fireharehanao,
Dia hasiako ny masom-biko ny oronao
Ary hasiako ny lamboridiko ny vavanao,
Ary hampivereniko amy ny làlana izay nihavianao hianao.

30 Ary izao no ho famantarana
ho anao kosa : Hihinana ny maniry
ho azy amin' ity taona ity hianareo ;
ary amy ny taona manaraka dia ny
kolokolon' izany, fa amy ny taona
fahatelo kosa dia mamafaza hiana-
reo, ka mijinjà, ary manaova ta-
nimboaloboka, ka mihinàna izay vo-
katra eo. 31 Ary izay sisa amy ny
taranaky Joda dia mbola hamaka

[1] *Heb.* Mazora.

lalindalina kokoa sady hisondrotra
hamoa. 32 Fa hisy sisa hiseho
avy any Jerosalema sy sisa afaka
avy any an-tendrombohitra Ziona;
ny fahasaro-piarony Jehovah, Tom-
pon' ny maro, no hanao izany.
33 Koa izao no lazainy Jehovah
ny amy ny mpanjakany Asyria:
Tsy ho tafiditra amin' ity tanàna
ity izy, na handefa zana-tsipìka ho
ato, na hitondra ampinga eo anoloa-
ny, na hanandratra tovon-tany
hamelezany azy. 34 Ny làlana izay
nihaviany hiany no hiverenany, fa
tsy ho tafiditra amin' ity tanàna ity
izy, hoy Jehovah. 35 Fa hiaro ity
tanàna ity Aho ka hamonjy azy
noho ny amy ny tenako sy Davida
mpanompoko.
36 Dia avy Ilay Anjeliny Jehovah
ka namely olona dimy arivo amby
valo alina sy iray hetsy tao an-tobin'
ny Asyriana; ary nony maraina koa
vao nifoha olona, dia hita fa, indreo,
efa maty avokoa ireo.
37 Dia niainga Sankeriba, mpan-
jakany Asyria, ka lasa nody ary
nitoetra tany Ninive. 38 Ary raha
niankohoka tao an-tranony Nisroka
andriamaniny izy, dia nokapainy
Adrameleka sy Sarezera zanani-lahy
ny sabatra izy; ary dia afaka nan-
dositra ho any amy ny tany Ararata
izy mirahalahy; ary Esara-hadona
zanani-lahy no nanjaka nandimby
azy.

*Ny nahararíany Hezekia, sy ny nanalavan' Andriamanitra ny androny, ary ny fiderana nataony amin' izany.*

XXXVIII. ARY tamin' izany
andro izany dia
nararary saiky maty Hezekia; ary
Isaia mpaminany, zanaky Amoza,
nankao aminy ka nilaza taminy
hoe: Izao no lazainy Jehovah: Ha-
faro ny ankohonanao, fa ho faty
hianao, fa tsy ho velona.
2 Dia nitodika nankany amy ny
rindrina Hezekia ka nivavaka ta-
miny Jehovah 3 hoe: Jehovah ô,
enga anie ka hotsarovanao ny nan-
dehanako teo anatrehanao tamy ny
fahamarinana sy tamy ny foko re-
hetra ary ny nanaovako izay tsara
eo imasonao. Dia nitomany mafy
dia mafy izy.
4 Dia tonga taminy Isaia ny
teniny Jehovah nanao hoe: 5 Man-
dehana, ka lazao aminy Hezekia
hoe: Izao no lazainy Jehovah, An-
driamanitry Davida rainao: Efa
nohenoiko ny fitarainananao, ary efa
hitako ny ranomasonao; indro, ham-
piako dimy amby ny folo taona ny
andronao, 6 sady hamonjy anao sy
ity tanàna ity amy ny tànan' ny
mpanjakany Asyria Aho; ary hi-
aro ity tanàna ity Aho. 7 Ary
izao no ho famantarana ho anao
avy aminy Jehovah, hahalalanao fa
Jehovah hanao izay zavatra nola-
zainy: 8 Indro, hampiverina ny
aloka hàdiny[1] folo Aho araka ny
nampidinan' ny masoandro azy teo
amy ny dialiny[1] Ahaza. Ka dia nive-
rina hàdiny[1] folo ny masoandro, dia
ilay efa nidinany.
9 Ny teny nosoratany Hezekia,
mpanjakan' ny Joda, raha narary
izy ka sitrana tamy ny aretiny.
10 Hoy izaho: Amin' izao andro
mbola iadanako izao
No tsy maintsy idirako amy
ny vavahadin' ny fiainan-
tsi-hita;[2]
Nesorina tamiko ny androko
sisa.
11 Hoy izaho: Tsy mba hahita
any Jehovah intsony aho,
Eny, tsy mba hahita any Je-
hovah ao amy ny tanin' ny
velona intsony aho;
Tsy mba hahita olona intsony
aho, fa ho isan' ny mponina
any amy ny fiainan-tsi-hita.[2]
12 Ny fonenako nesorina ka na-
findra tsy ho amiko,

[1] *Heb.* ambaratonga. [2] *Heb.* Sheola.

Tahaka ny lain' ny mpiandry ondry;
Ahoroko tahaka ny tenona ny androko,
Fa efa hotapahiny ho afaka amy ny haraka izy;
Indray andro monja no anaperanao ny aiko.
13 Nampionona ny foko aho mandra-pahamarain' ny andro;
Tahaka ny fanapatapaky ny liona no anapatapahany ny taolako rehetra;
Indray andro monja no anaperanao ny aiko.

14 Ka dia mikoraraika tahaka ny sidintsidina sy ny vano aho
Ary mitolokoloko tahaka ny voromailala.
Pahina ny masoko noho ny faniriako ho any amy ny avo;
Jehovah ô, ory loatra aho, aoka hiantoka ahy Hianao.

15 Ahoana no holazaiko?
Sady nilaza tamiko Izy no nahatanteraka koa;
Handeha mijoretra aho amy ny taonako sisa rehetra
Noho[1] ny fangidian' ny aiko.
16 Tompo ô, izany no iveloman' ny olona,
Ary amin' izany tokoa no iainan' ny fanahiko,
Ka dia mahasitrana sy mahavelona ahy Hianao.
17 Indro, tonga fiadanana ilay fahoriana mangidy dia mangidy nanjo ahy,
Ary ny fitiavanao no namonjenao ny fanahiko tsy hankany amy ny lavaka fahalevonana;
Fa narianao teo ivohonao ny fahotako rehetra.

18 Fa ny fiainan-tsi-hita[2] tsy mba mahasaotra Anao,
Ny fahafatesana tsy mahadera Anao;
Fa izay midina any an-davaka dia tsy mahazo manantena ny fahamarinanao.
19 Ny velona dia ny velona hiany no hidera Anao, tahaka izao izaho anio izao;
Ny ray hampahalala ny zanany ny fahamarinanao.
20 Jehovah efa vonona hamonjy Ahy,
Ka dia hitendry ny lokangako ao an-tranony Jehovah izahay
Amy ny andro rehetra iainanay.

21 Ary hoy Isaia: Makà ampempan' aviavy, ary apetaho, amy ny
vay izany, mba ho sitrana izy.
22 Ary hoy Hezekia: Inona no
famantarana fa hiakatra ao an-tranony Jehovah aho?

*Ny nandraisany Hezekia ny iraky ny mpanjakany Babylona, sy ny teny nolazainy Isaia noho izany.*

XXXIX. TAMIN' izany andro izany no nampitondrany Merodaka-baladana, zanaky Baladana, mpanjakany Babylona, taratasy sy fanomezana ho any Hezekia; fa efa reny fa narary izy
ka sitrana. 2 Ary dia faly Hezekia
noho izany ka nampiseho azy ny trano fitehirizany zava-tsoa, dia volafotsy sy volamena sy zava-manitra ary menaka tsara, sy ny trano fitehirizana ny fiadiany rehetra mbamin' izay rehetra tao amy ny firaketany: tsy nisy zavatra tsy nasehony Hezekia azy, na ny tao an-tranony, na ny tao amy ny fanjakany rehetra.

3 Dia nankany aminy Hezekia mpanjaka Isaia mpaminany ka nanao taminy hoe: Ahoana no nola-

[1] *Na:* Rehefa afaka.

[2] *Heb.* Sheola.

zain' ireo olona ireo, ary avy taiza
no nihaviany hankaty aminao? Ary
hoy Hezekia: Nankaty amiko avy
tany an-tany lavitra izy, dia avy
tany Babylona. 4 Dia hoy izy:
Ka inona avy anefa no hitany tato
an-tranonao? Ary hoy Hezekia:
Izay rehetra ato an-tranoko dia efa
hitany avokoa: tsy nisy zavatra tsy
nasehoko azy ny ao amy ny firake-
tako rehetra.
5 Ary hoy Isaia taminy Hezekia:
Henoy ary ny teniny Jehovah, Tom-
pon' ny maro: 6 Indro, avy ny an-
dro, ka ho entina ho any Babylona
izay rehetra ao an-tranonao sy izay
rehetra noharìn' ny razanao ka
voatahiry mandraka andro any;
eny, tsy hisy sisa hijanona na inona
na inona, hoy Jehovah. 7 Ary na
dia ny terakao aza dia hisy ho en-
tiny koa, ka ho tandonaka[1] any
amy ny lapan' ny mpanjakany
Babylona ireo.
8 Dia hoy Hezekia taminy Isaia:
Tsara ny teniny Jehovah izay nola-
zainao. Ary hoy koa izy: Eny,
hisy fiadanana amy ny androko ka
handry fahizay.

*Teny mahafaly, fampiononana ny Isiraely.*

XL. AMPIONÒNY, ampionòny ny oloko,
Hoy Andriamanitrareo;
2 Mitoria teny soa mahafaly aminy Jerosalema, ka lazao aminy
Fa vita ny adiny,[2]
Sady voavela ny helony,
Ary efa nandray indroa heny tamy ny tànany Jehovah izy
Ho valin' ny fahotana rehetra nataony.

3 Injany! misy feon' ny miantso hoe:
Manamboara làlana any anefitra ho any Jehovah,
Manaova làlambe any an-tany foana ho an' Andriamanitsika.
4 Aoka hasandratra ny lohasaha rehetra,
Aoka haetry ny tendrombohitra sy ny havoana rehetra;
Aoka ny be havoana ho tonga lembalemba,
Ary ny tany saro-dàlana ho tonga lemaka;
5 Dia hiseho ny voninahitry Jehovah,
Ary ny nofo rehetra hiaramahita izany;
Fa ny vavany Jehovah no efa niteny.
6 Injany! misy miteny hoe: Miantsoa.
Ary hoy izy: Ahoana anefa no antso hataoko?
Ahitra ny nofo rehetra,
Ary ny hatsaran-tarehiny rehetra dia tahaka ny voninjavatra any an-tsaha;
7 Maina ny ahitra, malazo ny voniny,
Satria tsofin' ny fofonainy Jehovah ireny;
Eny, ahitra tokoa ny olona.
8 Maina ny ahitra, malazo ny voniny;
Fa ny tenin' Andriamanitsika dia haharitra mandrakizay.

9 Ry Ziona, izay mitondra teny soa mahafaly ô,[3]
Miakara any an-tendrombohitra avo;
Ry Jerosalema, izay mitondra teny soa mahafaly ô,[4]
Asandrato mafy ny feonao,
Asandrato, fa aza matahotra;
Lazao amy ny tanànan' ny Joda hoe:

---

[1] *Heb.* ionoka. [2] *Na:* tapitra ny fe-taom-panompoany.
[3] *Na:* Ry ilay mitondra teny soa mahafaly ho any Ziona.
[4] *Na:* Ry ilay mitondra teny soa mahafaly ho any Jerosalema.

Indro Andriamanitrareo !
10 Indro, Jehovah Tompo ho avy amy ny heriny,
Ka ny sandriny hiany no hanapaka ;
Indro, ny valim-pitia hatolony dia eny aminy,
Ary ny valin' asa homeny dia eo anoloany.
11 Hiandry ny ondriny tahaka ny mpiandry ondry Izy ;
Ny sandriny no hanangonany ny zanak' ondry,
Ka hotrotroiny eo an-tratrany ireny,
Ary horoahiny miadana ny ampianahany.
12 Iza no namatra ny rano teo am-pela-tànany,
Ary nanjehy ny lanitra tamy ny zehiny,
Sy namory ny vovo-tany tamy ny vata,[1]
Ary nandanja ny tendrombohitra tamy ny fandanjana
Sy ny havoana tamy ny mizana ?
13 Iza no nanome hevitra ny Fanahiny Jehovah,
Ary iza no mpanolo-tsaina nampianatra Azy ?
14 Iza no nidinihany ka nanome saina Azy
Sy nanoro Azy ny làlan' ny fitsarana
Ary nampianatra fahalalana Azy
Sy nampahafantatra Azy ny làlan' ny fahendrena ?
15 Indro, ny firenena dia tahaka ny rano indray mitete avy amy ny siny
Ary atao ho tahaka ny vovoka madinika amy ny mizana ;
Indro ny nosy dia tsintsininy tahaka ny zavatra bitika indrindra.[2]
16 Ary Libanona aza tsy ampy hataina,
Ary ny biby ao tsy ampy ho fanatitra odorana.
17 Ny firenena rehetra dia tahaka ny tsinontsinona eo anatrehany,
Ka ataony ho naman' ny tsinontsinona sy ny zavapoana izy.

18 Koa ampitovinareo amin' iza moa Andriamanitra ?
Ary endrik' inona no ampanahafinareo Azy ?
19 Ny mpiasa manao sarin-javatra an-idina,
Ary ny mpanefy volamena mametaka takela-bolamena aminy
Sy manao tongalika volafotsy an-idina.
20 Izay malahelo ka tsy manankaterina
Dia mifidy hazo tsy mety ho lo
Ary mitady mpiasa mahay zavatra
Mba hamorona sarin-javatra voasokitra izay tsy hihozongozona.

21 Tsy fantatrareo va ?
Tsy efa renareo va ?
Tsy efa nambara taminareo fony taloha va ?
Tsy efa azonareo an-tsaina va ny amy ny fanorenan' ny tany ?
22 Izy no mipetraka amy ny habakabaka ambonin' ny tany,
Ary ny mponina etỳ dia tahaka ny valala ;
Izy no mamelatra ny lanitra tahaka ny lamba manify kararavina
Ary manenjana azy tahaka ny lay hitoerana ;
23 Izy no mahatsinontsinona ny mpanapaka
Sy mahatonga ny mpitsara

[1] *Heb.* ampahatelon' ny efaha. [2] *Na :* tahaka ny vovoka madinika paohin' *ny rivotra.*

amy ny tany ho tahaka ny zava-poana.
24 Vao nambolena vetivety ireo,
Vao nafafy ireo,
Vao namaka tao amy ny tany ny fotony,
Dia notsofin' Andriamanitra ireo, ka dia nalazo,
Ary nindaosin' ny tafio-drivotra tahaka ny vodivary izy.
25 Koa ampitovinareo amin' iza moa Aho,
Hitahako aminy?
Hoy ny Iray Masina.
26 Asandrato ny masonareo, ka mijere;
Iza no nahary ireny?
Izy no mamoaka ny antokony araka ny isany
Sy miantso azy rehetra amy ny anarany avy
Noho ny haben' ny fahatanjahany sy ny heriny tsy toha,
Ka tsy misy diso ireny na dia iray akory aza.

27 Nahoana no miteny hianao, ry Jakoba ô,
Ary milaza hianao, ry Isiraely ô, hoe:
Miafina tsy hitany Jehovah ny làlako,
Ary mihelina tsy hitan' Andriamanitro ny rariny tokony ho ahy?
28 Tsy fantatrao va?
Tsy efa renao va
Fa Andriamanitra mandrakizay Jehovah,
Izay namorona ny faran' ny tany?
Tsy mba mety ho reraka na sasatra Izy;
Tsy takatry ny saina ny fahalalany.
29 Mampahatanjaka ny reraka Izy,
Ary izay kely hery dia omeny hery be.
30 Na dia ny tanora fanahy aza dia ho reraka sy ho sasatra,
Ary na dia ny zatovo aza dia mety ho tafintohina mafy;
31 Fa izay miandry any Jehovah dia mandroso hery kosa;
Elatra no hiakarany tahaka ny voromahery;
Hihazakazaka izy, nefa tsy ho sasatra;
Handeha izy, nefa tsy ho reraka.

*Ny fahalehibiazany Jehovah, izay miseho amy ny fitondrany ny firenena sy ny fiarovany ny Isiraely ary ny fanambarany rahateo ny zavatra mbola ho avy.*

XLI. MANGÌNA hihaino Ahy hianareo, ry nosy,
Ary aoka handroso hery ny firenena;
Aoka hanatona izy, ka dia hiteny;
Andeha isika hifanatona eo amy ny fitsarana.
2 Iza no nanaitra avy any atsinanana
Ilay nomban' ny fahamarinana tamy ny diany rehetra,[1]
Ary nanolotra ny firenena ho eo anatrehany, ka nampanapahiny ireo mpanjaka izy?
Iza no nanao ny sabany ho tahaka ny vovoka,
Ary ny tsipìkany ho tahaka ny vodivary voapaoka?
3 Mipaoka ireo izy ka mandroso soa aman-tsara
Any amin' izay làlana tsy mbola nodiavin' ny tongony.
4 Iza moa no nanao sy nahavita izany,
Sady miantso ny taranaka maro hatramy ny taloha?
Izaho Jehovah no voalohany,
Ary hatramy ny farany dià mbola Izaho hiany no Izy.

---

[1] *Na:* nantsoin' ny fahamarinana hanaraka azy.

5 Ny nosy nahita ka raikitahotra;
Tora-kovitra ny vazan-tany,
Dia nanatona izy ka tonga.
6 Samy nanampy ny namany avy izy rehetra,
Ary samy nilaza tamy ny rahalahiny avy hoe: Matokia.
7 Koa ny mpandrafitra dia nampahery ny mpanefy volamena,
Ary izay nandama tamy ny tantanana nampahery izay nively teo amy ny riandriana,
Ka hoy izy, miantso ny solohoto: Tsara ity,
Dia nohomboany mafy tamy ny hombo izy mba tsy hihozongozona.

8 Fa hianao kosa, ry Isiraely mpanompoko,
Sy Jakoba, izay nofidiko,
Taranaky Abrahama, sakaizako,
9 Hianao izay efa notantanako avy tany amy ny faran' ny tany
Ary nantsoiko avy tany antsisiny
Ka nilazako hoe: Mpanompokò hianao,
Efa nofidiko ka tsy mba nariako:
10 Aza matahotra hianao, fa momba anao Aho;
Ary aza miherikerika foana, fa Izaho no Andriamanitrao;
Mampahery anao Aho sady mamonjy anao;
Eny, mitantana anao amy ny tànana ankavanan' ny fahamarinako Aho.
11 Indro, ho menatra sy hangaihay izay rehetra tezitra aminao,
Ho tsinontsinona izy;
Eny, ho levona izay miady aminao.
12 Hotadiavinao izay mifanditra aminao, fa tsy ho hitanao,
Ary ho tahaka ny tsinontsinona sy ny zava-poana izay miady aminao.
13 Fa Izaho Jehovah Andriamanitrao no mitantana ny tànanao ankavanana,
Dia Ilay manao aminao hoe: Aza matahotra, Izaho no hamonjy anao.

14 Aza matahotra hianao, ry Jakoba kankana,
Dia hianareo, ry Isiraely olombitsy,
Izaho no hamonjy anao, hoy Jehovah,
Ary ny Iray Masin' ny Isiraely no Mpanavotra anao.
15 Indro, ataoko kodia vy vaovao misy nify maranitra hianao;
Hively ny tendrombohitra hianao ka hanorotoro azy ho vovoka
Ary hanao ny havoana ho tahaka ny akofa.
16 Hikororoka azy hianao, ka hopaohin' ny rivotra izy,
Ary ny tafio-drivotra hanely azy;
Fa hianao kosa dia hiravoravo aminy Jehovah,
Ary ny Iray Masin' ny Isiraely no ho reharehanao.
17 Ny ory sy ny malahelo mitady rano, fa tsy mahita,
Ary ny lelany mainan' ny hetaheta;
Izaho Jehovah no hihaino azy,
Izaho, Andriamanitry ny Isiraely, tsy hahafoy azy;
18 Hampiboika renirano ao amy ny tendrombohitra mangadihady Aho
Ary loharano ao amy ny lohasaha;
Hanao ny efitra ho farihy Aho
Ary ny tany karankaina ho loharano miboiboika.

19 Hampaniry hazo sedera sy akasia sy rotra[1] ary oliva[2] any an-efitra Aho
Ary kypreso sy pina sy bokso eny an-tani-hay,
20 Mba ho hitany sy ho fantany sy hoheveriny ary ho azony an-tsaina
Fa ny tànany Jehovah no nanao izany,
Ary ny Iray Masin' ny Isiraely no nahary izany.

21 Alaharo eto ny teninareo, hoy Jehovah;
Asehoy izay mahamarina ny anareo,[3] hoy ny Mpanjakany Jakoba.
22 Aoka hampanatoniny ka hasehony amintsika izay zavatra mbola ho avy;
Ambarao izay zavatra taloha,[4]
Mba hoheverinay ka ho fantatray izay hiafarany,
Na ilazao izay zavatra ho avy izahay.
23 Ambarao anay izay zavatra ho avy rahatrizay,
Mba ho fantatray fa andriamanitra hianareo;
Eny, manaova soa, na manaova ratsy,
Mba hitaha isika, ka samy hahita.
24 Indro, hianareo dia naman' ny tsinontsinona,
Ary ny asanareo dia naman' ny zava-poana;
Vetaveta izay mifidy anareo.

25 Nanaitra ny anankiray avy tany avaratra Aho, ka tonga izy,
Dia ny anankiray avy any amy ny fiposahan' ny masoandro, izay hiantso ny anarako,
Ary hanosihosy ny mpanapaka tahaka ny fanosihosy feta izy,
Ary tahaka ny mpanefy vilany mihosy tanimanga.
26 Iza no nitory izany hatramy ny voalohany, mba ho fantatray?
Ary hatry ny fony taloha, mba hataonay hoe: Marina?
Tsy nisy nanambara,
Eny, tsy nisy nitory;
Ary tsy nisy nandre ny teninareo.
27 *Izaho* no voalohany, *Izay milaza aminy* Ziona hoe: Indreo, indreo izy,
Sady manome mpitondra teny soa mahafaly ho any Jerosalema.
28 Dia nijery Aho, kanjo tsy nisy olona,
Eny, nojereko ireny, kanjo tsy nisy mpanolo-tsaina
Hamaly Ahy, raha manontany azy Aho.
29 Indro, zava-poana avokoa izy rehetra;
Tsinontsinona ny asany;
Rivotra sy zava-poana ny sampiny an-idina.

*Ny amy ny Mpanompony Jehovah, mpitondra famonjena ho any ny Isiraely sy ny firenena rehetra.*

XLII. INDRO ny Mpanompoko Izay tantanako,
Dia Ilay voafidiko sady sitraky ny foko;
Napetrako tao aminy ny Fanahiko;
Hamoaka fitsipika ho any ny jentilisa Izy.
2 Tsy hiantsoantso Izy, na hanandratra ny feony,
Na hanao izay handrenesana ny feony eny an-dàlana.
3 Tsy hotapahiny ny volotara torotoro,
Ary tsy hovonoiny ny lahinjiro manetona;

---

[1] myrta. [2] *Heb.* oliva maniry ho azy. [3] *Heb.* fiarovana mafy.
[4] *Heb.* zavatra voalohany.

Hamoaka izay tena rariny tokoa Izy.
4 Tsy ho reraka na ho kivy Izy,
Mandra-panoriny ny rariny amy ny tany,
Ary ny nosy hiandry ny lalàny.

5 Izao no lazainy Jehovah Andriamanitra,
Izay nahary ny lanitra sy nanenjana azy,
Izay namelatra ny tany sy ny vokatra avy aminy,
Izay manome fofonaina ny olona eo aminy
Sy fanahy ho an' izay mandeha eo aminy:
6 Izaho Jehovah efa niantso Anao tamy ny fahamarinana
Sy nitantana ny tànanao,
Ary hiaro Anao Aho ka hanome Anao ho fanekena ho any ny olona,
Ho fanazavana ny jentilisa,
7 Hampahiratra ny mason' ny jamba,
Hamoaka ny mpifatotra hiala ao an-trano-maizina
Ary izay mipetraka ao amy ny maizina hiala ao an-trano famatorana.
8 Izaho no Jehovah, izany no anarako,
Ka ny voninahitro tsy homeko ny hafa,
Na ny fiderana Ahy ho any ny sarin-javatra voasokitra.
9 Ny amy ny zavatra taloha, dia, indreo, efa miseho;
Ary zava-baovao kosa no toriko izao;
Na dia tsy mbola miposaka aza ireny,
Dia ambarako aminareo.

10 Hianareo izay midina any amy ny ranomasina sy ny ao aminy rehetra,
Dia hianareo nosy sy ny mponina ao aminy,
Samia mihira fihiram-baovao ho any Jehovah,
Dia ny fiderana Azy hatramy ny faran' ny tany.
11 Aoka ny efitra sy ireo tanàna eny aminy hanandratra ny feony,
Dia ny vohitra izay onenany Kedara;
Aoka hihoby ny mponina any Sela;[1]
Ary aoka hanao feo avo any an-tampon' ny tendrombohitra izy.
12 Aoka hanome voninahitra any Jehovah izy
Ary hitory ny fiderana Azy any amy ny nosy.
13 Jehovah mivoaka tahaka ny lehilahy mahery,
Tahaka ny fanaon' ny mpiady no amohazany ny fahatezerany;[2]
Miantsoantso Izy, eny, mihiaka mafy;
Mampiseho hery haharesy ny fahavalony Izy.

14 Efa tsy niteny Aho hatrizay hatrizay,
Nangina hiany Aho ka nanindry fo;
Fa izao Aho dia mitaraina tahaka ny vehivavy raha miteraka,
Eny, miehakehaka tsy avy miaina.
15 Hataoko mariry ny tendrombohitra sy ny havoana,
Hataoko maina ny ahitra rehetra ao aminy,
Ary ny ony ho tonga nosy,
Ary hataoko tankina ny farihy.
16 Hitarika ny jamba amin' izay làlana tsy fantany Aho;
Ary amy ny làlana tsy fantany no hitondrako azy;

[1] *Na:* any amy ny harambato.

[2] *Na:* fahasaro-piarony.

Ny maizina dia hataoko mazava eo anoloany,
Ary ny mikitoantoana halamako tsara;
Izany zavatra izany no hataoko aminy
Ka tsy hamelako.
17 Hihemotra sady ho menatra tokoa izay matoky ny sarinjavatra voasokitra,
Dia izay manao amy ny sarinjavatra an-idina hoe: Hianareo no andriamanitray.

18 Mihainoa hianareo, ry marenina;
Ary mijere, ry jamba, mba hahita.
19 Iza no jamba, afa-tsy ny mpanompoko?
Ary iza no marenina tahaka ny iraka izay irahiko?
Iza no jamba tahaka ny sakaizany Jehovah,
Ary jamba tahaka ny mpanompony?
20 Mahita zavatra maro hianao, nefa tsy mitandrina;
Manongilana ny sofiny izy, nefa tsy mihaino.
21 Sitraky Jehovah noho ny fahamarinany
Ny hahalehibe ny lalàna sy ny hahabe voninahitra azy.
22 Kanefa ity dia firenena nobaboina sy norobaina;
Voafandrika ao an-davaka avokoa izy rehetra
Ary voàfina ao an-trano-maizina;
Voababo izy, ka tsy misy mamonjy;
Voasambotra izy, ka tsy misy manao hoe: Ampodio.
23 Iza aminareo no hihaino izany?
Iza no handre, dia hitandrina izany amy ny andro ho avy?
24 Iza no nanolotra any Jakoba hosamborina,
Ary Isiraely ho any ny mpamabo?
Tsy Jehovah Izay efa nanotantsika va?
Satria tsy nety nandeha tamy ny làlany ireo,
Sady tsy nety nihaino ny lalàny;
25 Ka dia nalatsany taminy ny firehitry ny fahatezerany
Sy ny halozan' ny ady;
Dia nampirehitra azy manodidina izany, nefa tsy fantany;
Ary nandoro azy, nefa tsy noheverin' ny fony.

XLIII. Fa ankehitriny, ry Jakoba ô, izao no lazainy Jehovah, Izay nahary anao
Sady namorona anao, ry Isiraely ô:
Aza matahotra hianao, fa efa nanavotra anao Aho;
Efa niantso ny anaranao Aho, Ahy hianao.
2 Raha mita ny rano hianao, dia homba anao Aho;
Ary raha mita ny ony hianao, dia tsy hanafotra anao izy;
Raha mandeha mamaky ny afo hianao, dia tsy ho may,
Ary tsy hirehitra aminao ny lelafo;
3 Fa Izaho Jehovah no Andriamanitrao,
Dia ny Iray Masin' ny Isiraely, Mpamonjy anao;
Omeko ho avotrao Egypta,
Ary Etiopia sy Seba ho solonao.
4 Satria malala eo imasoko hianao,
Eny, be voninahitra hianao sady tiako,
Dia olona no omeko ho solonao,
Ary firenena ho solon' ny ainao.
5 Aza matahotra, fa momba anao Aho;
Hitondra ny taranakao avy any atsinanana Aho,
Ary avy any andrefana no hanangonako anao;

6 Ny avaratra hilazako hoe: Avoahy,
Ary ny atsimo hoe: Aza hazonina;
Alao ny zanako-lahy avy lavitra
Sy ny zanako-vavy avy any amy ny faran' ny tany,
7 Dia izay rehetra antsoina amy ny anarako
Sady noharìko ho voninahitro,
Dia izay noforoniko sy nataoko.
8 Ento mivoaka[1] ny olona jamba mana-maso
Sy ny marenina manan-tsofina.
9 Aoka hiangona[2] ny firenena rehetra,
Ary aoka hivory[3] ny olombelona;
Iza aminareo no mahalaza izany?
Aoka hambarany amintsika ny fahiny taloha;
Aoka ho entiny ny vavolombelony hahamarina azy;
Ary aoka hihaino ireo ka hiaiky hoe: Marina izany.
10 Hianareo no vavolombeloko, hoy Jehovah, sady mpanompoko izay efa nofidiko,
Mba hahafantaranareo sy hinoanareo Ahy,
Ka ho azonareo tsara fa Izaho no Izy;
Talohako dia tsy nisy andriamanitra voaforona,
Sady tsy hisy handimby Ahy.

11 Izaho dia Izaho hiany no Jehovah,
Ary tsy misy Mpamonjy afatsy Izaho.
12 Izaho efa nilaza sy namonjy ary nanambara,
Ary tsy nisy hafa tao aminareo;
Dia hianareo no vavolombeloko, hoy Jehovah, ary Izaho no Andriamanitra.
13 Eny, hatramin' izany andro izany[4] Izaho no Izy,
Ary tsy misy maharombaka amy ny tànako;
Miasa Aho, ka iza moa no mahasakana izany?

*Ny hamindrany Jehovah fo amy ny Isiraely, sy ny hampodiany azy avy amy ny fahababoana, ary ny hampidinany ny Fanahiny.*

14 IZAO no lazainy Jehovah, Mpanavotra anareo, dia ny Iray Masin' ny Isiraely:
Noho ny aminareo no naniraHako tany Babylona,
Ary hampidiniko izy rehetra mbamy[5] ny Kaldeana
Ho mpandositra ho any amy ny sambo izay efa nifaliany.
15 Izaho no Jehovah, Iray Masinareo,
Mpamorona ny Isiraely sady Mpanjakanareo.

16 Izao no lazainy Jehovah,
Izay manao làlana eny amy ny ranomasina
Sy làlan-kaleha eny amy ny rano manonja,
17 Izay mamoaka ny kalesy sy ny soavaly,
Ny miaramila sy ny lehilahy mahery—
Miara-mandry avokoa izy ka tsy hiarina intsony,
Mitsilopilopy izy, ka dia maty toy ny jiro:
18 Aza mahatsiaro ny lasa,
Na misaina ny taloha.
19 Indro, Izaho efa hanao zavabaovao,
Koa ankehitriny dia efa miposaka izany;
Tsy hahalala izany va hianareo?

---

[1] *Na:* Entiko mivoaka. [2] *Na:* Miangona. [3] *Na:* mivory.
[4] *Na:* Hatrizay nisian' ny andro. [5] *Na:* dia.

Eny, any an-efitra no hanao-
vako làlana
Ary any amy ny tany lao no
hasiako ony;
20 Dia hanome voninahitra Ahy
ny bibi-dia
Sy ny amboadia[1] ary ny
ostritsa,
Satria manisy rano any an-
efitra
Sy ony any amy ny tany lao
Aho,
Hampisotroana ny oloko, dia
ilay voafidiko.
21 Izao olona noforoniko ho Ahy
izao
No hanambara ny fiderana
Ahy.

22 Nefa Izaho tsy mba nan-
tsoinao, ry Jakoba;
Fa sasatra amiko hianao,[2] ry
Isiraely.
23 Tsy nitondranao ny zanak'
ondry fanatitra odoranao
Aho,
Na nomenao voninahitra tamy
ny fanatitrao.
Tsy nampahavesatra[3] anao
tamy ny fanatitra Aho,
Na nanasatra anao tamy ny
ditin-kazo mani-pofona.
24 Tsy nandoa vola namidy vero-
manitra ho Ahy hianao,
Na nahavoky Ahy tamy ny
saboran' ny fanatitrao;
Fa nampahavesatra[3] Ahy
tamy ny fahotanao kosa
hianao
Sy nanasatra Ahy tamy ny
helokao.
25 Izaho dia Izaho no mamono
ny fahadisoanao noho ny
amy ny tenako,
Ary tsy hotsarovako ny faho-
tanao.

26 Ampahatsiarovy Aho, ka
avia isika hifandahatra;
Alaharo ary ny teninao, mba
hahitana izay mahamarina
anao.
27 Ny razambenao[4] voalohany in-
drindra dia efa nanota,
Ary ireny mpanalalana ami-
nao efa niodina tamiko,
28 Koa izany no nanaovako ny
mpanapaka masina ho tsy
masina
Sy nanolorako any Jakoba ho
fandringana[5] ary Isiraely
ho latsa.

XLIV. Fa ankehitriny dia mihai-
noa, ry Jakoba, mpanom-
poko,
Sy ry Isiraely, izay nofidiko!
2 Izao no lazainy Jehovah, Izay
nahary anao
Sy namorona anao hatrany
am-bohoka sady mamonjy
anao:
Aza matahotra, ry Jakoba
mpanompoko,
Ary hianao, ry Jesoròna,[6] izay
nofidiko;
3 Fa handatsaka rano amin'
izay mangetaheta Aho,
Ary riaka ho amin' izay tany
karankaina;
Eny, handatsaka ny Fanahiko
amy ny taranakao Aho
Ary ny fitahiako ho amy ny
terakao;
4 Dia haniry eny amy ny ahitra
Tahaka ny hazomalahelo eny
anilan' ny rano mandeha
ireny.
5 Ny anankiray hilaza hoe:
Any Jehovah aho;
Ary ny anankiray koa han-
kalaza ny anarana hoe
Jakoba;
Ary ny anankiray koa indray
hanoratra amy[7] ny tànany
hoe: Any Jehovah,
Ary ny anarana hoe Isiraely
dia hotononiny amim-pana-
jana.

---

[1] *Na:* jakala. [2] *Na:* Na nisasaranao akory. [3] *Heb.* nampanompo. [4] *Heb.* rainao.
[5] *Heb.* herema. [6] *Jesoròna dia anaran' ny Isiraely.* [7] *Na:* eo amy.

*Ny aminy Jehovah, Mpanjakan' ny Isiraely, sy ny amy ny sampin' ny jentilisa.*

6 IZAO no lazainy Jehovah, Mpanjakan' ny Isiraely
Dia Jehovah, Tompon' ny maro, Mpanavotra azy :
Izaho no voalohany, ary Izaho no farany ;
Ka tsy misy Andriamanitra afa-tsy Izaho.
7 Ary iza moa no mba mahantso tahaka Ahy
(Aoka hanambara sy handahatra izany amiko izy)
Hatrizay nampitoerako ny firenena fony fahagola?
Ary ny zavatra ho avy sy ny mbola ho tonga,
Dia aoka hambarany koa izany.
8 Aza matahotra na mangovitra hianareo ;
Tsy efa nampandre anareo hatramy ny fahiny va Aho ka nanambara taminareo?
Eny, hianareo no vavolombeloko :
Misy Andriamanitra afa-tsy Izaho va?
Tsia, tsy misy Vatolampy, tsy hitako izany.
9 Izay mamorona sarin-javatra voasokitra dia zava-poana avokoa ;
Ary ny zavatra tiany indrindra dia tsy mahasoa ;
Ny vavolombelon' ireny dia tsy mahita na mahalala,
Mba hahamenatra azy.
10 Iza no namorona andriamanitra, na nanao sarin-javatra an-idina izay tsy mahasoa akory?
11 Indro, ho menatra ny namany rehetra ;
Fa ny mpiasa dia olona hiany ;
Aoka hivory izy rehetra ka handroso ;
Aoka ho raiki-tahotra sy ho menatra avokoa izy.
12 Ny mpanefy *manamboatra* [1] fiasana ;
Miasa amy ny arina izy
Ary manamboatra azy amy ny tantanana
Sy miasa azy amy ny sandriny matanjaka ;
Eny, noana izy, ka ketraka ny heriny ;
Tsy misotro rano izy ka reraka.
13 Ny mpandrafitra manenjana ny kofehy
Sy manamarika azy amy ny fitsipihana ;
Manamboatra azy amy ny vankona izy,
Dia manamarika azy amy ny kompà
Ary mahavita azy ho tahaka ny endrik' olona,
Dia tahaka ny hatsaran-tarehin' ny olona,
Mba hampitoerina ao an-trano.
14 Tsy maintsy mijinja ny sedera izy
Ary maka ny hazo ileksa sy ôka
Ary mifidy hazo any an-ala ;
Mamboly ny hazo orno izy,
Ka ampanirin' ny ranonorana izany ;
15 Ary dia anaovan' ny olona kitay izany
Ka analany hamindroany ;
Eny, ampirehetiny izany mba hanendasany mofo ;
Anaovany andriamanitra izany, ka dia ivavahany ;
Eny, anaovany sarin-javatra voasokitra koa izany, ka dia iankohofany.
16 Ny sasany dorany amy ny afo,
Eny, ny sasany ahandroany [2] hena ;
Manatsatsika hena izy, ka dia voky ;

---

[1] *Na : manasa.*

[2] *Heb.* ihinanany.

Eny, mamindro izy ka manao
hoe:
Aha! mafana aho izany! nahita afo aho lahy!
17 Ary ny sisan' izany dia amboariny ho andriamanitra,
ho sarin-javatra voasokitra,
Ary miondrika sy miankohoka eo anatrehany izy ka mivavaka aminy hoe:
Vonjeo aho, fa andriamanitro hianao.
18 Tsy mahalala na mahafantatra ireny;
Fa voatampina ny masony ka tsy mahita,
Ary ny fony, ka tsy mahalala.
19 Tsy misy mieritreritra ao ampony,
Na mba manana fahalalana na saina akory hanao hoe:
Ny sasany mantsy nodorako tamy ny afo;
Eny, efa nanendy mofo tamy ny vainafony aho;
Efa nanatsatsika hena aho ka nihinana;
Koa ny sisa va hataoko fahavetavetana,
Hiankohofako eo anatrehan' izay vatan-kazo?[1]
20 Homan-davenona izy;
Voafitaka ny fony ka nampivily azy,
Ka dia tsy mahavonjy ny fanahiny izy na mahalaza hoe:
Moa tsy lainga va no eto antànako ankavanana?

21 Tsarovy izany, ry Jakoba,
Dia hianao, ry Isiraely, fa mpanompoko hianao;
Noforoniko hianao ka mpanompoko;
Tsy hohadinoiko hianao, ry Isiraely ô.
22 Izaho efa nandevona ny fahadisoanao tahaka ny fandevona ny zavona,
Ary ny fahotanao tahaka ny rahona;
Koa miverena amiko, fa efa nanavotra anao Aho.
23 Mihobia, ry lanitra;
Fa Jehovah no nanao izany;
Manaova feo fifaliana hianareo, ry fitoerana lalina any ambanin' ny tany;
Velomy ny hoby, ry tendrombohitra,
Ary hianao, ry ala mbamin' izay hazo rehetra ao;
Fa Jehovah efa nanavotra any Jakoba
Sy mampiseho ny voninahiny eo aminy Isiraely.

*Ny aminy Kyrosy, izay voahosotry Jehovah ho mpanafaka ny Isiraely.*

24 IZAO no lazainy Jehovah, Izay nanavotra anao
Sady namorona anao hatrany am-bohoka:
Izaho no Jehovah Izay manao ny zavatra rehetra,
Izaho irery no manenjana ny lanitra;
Ny tenako hiany no mamelatra ny tany;
25 Izaho mahafoana ny famantarana lazain' ny mpibedibedy
Sy mampahavery saina ny mpanao fankatovana
Ary mampihemotra ny olonkendry
Ka mampody ny fahalalany ho fahadalana,
26 Ary mahatò ny tenin' ny mpanompoko[2]
Sy mahatanteraka ny saina atolotry ny irako,[3]
Ary manao aminy Jerosalema hoe: Honenana hianao,
Sy amy ny tanànan' ny Joda hoe: Hatsangana hianareo,
Ka hamboariko izay rava eo,
27 Ary milaza amy ny rano lalina hoe: Tankìna,
Fa hataoko tankina ny oninao

---

[1] *Na:* vokatry ny hazo. [2] *Heb.* mpanompony. [3] *Heb.* irany.

28 Ary milaza any Kyrosy hoe: Izy no mpiandry ondriko,
Ka izay sitrako rehetra dia hotanterahiny;
Ary izy hanao aminy Jerosalema hoe: Hatsangana hianao,
Ary amy ny tempoly hoe: Haorina indray ny fanorenanao.

XLV. Izao no lazainy Jehovah amy ny voahosony, dia Kyrosy,
Izay notantanako tamy ny tànany ankavanana,
Mba handreseko firenena eo anoloany
Sy hamahako ny fehin-kibon' ny mpanjaka,
Mba hamohako varavarana eo anoloany,
Ka tsy hirindrina intsony ny vavahady:
2 Handroso eo alohanao Aho
Ary handravona ny mikitoantoana
Sy hanorotoro ny varavarana varahina
Ary hanapatapaka ny hidy vy;
3 Dia homeko anao ny rakitra ao amy ny maizina
Sy ny harena nafenina ao amy ny mangingina,
Mba hahafantaranao fa Izaho no Jehovah Izay miantso anao amy ny anaranao,
Dia Andriamanitry ny Isiraely.
4 Noho ny aminy Jakoba mpanompoko sy Isiraely voafidiko
No niantsoako anao tamy ny anaranao
Sy nanomezako anarana malaza ho anao, na dia tsy nahafantatra Ahy aza hianao.
5 Izaho no Jehovah, fa tsy misy hafa:
Tsy misy Andriamanitra afatsy Izaho;
Izaho efa nampisikina anao, kanefa tsy nahafantatra Ahy hianao,
6 Mba hahafantarana hatrany amy ny fiposahan' ny masoandro ka hatrany amy ny filentehany
Fa tsy misy afa-tsy Izaho:
Izaho no Jehovah, fa tsy misy hafa,
7 Dia Izaho Izay mamorona ny mazava sy mahary ny maizina,
Manao ny fiadanana sy mahary ny loza.
Izaho Jehovah no manao izany rehetra izany.
8 Manateteva avy any ambony, ry lanitra,
Ary aoka ny habakabaka hampilatsaka fahamarinana;
Aoka ny tany hisokatra,
Ary aoka ho vokatra avy amin' ireo ny famonjena;
Ary aoka hitsimoka miaraka amin' izay ny fahamarinana.
Izaho Jehovah no efa nahatonga izany.

9 Lozan' izay miady amy ny namorona azy!
Tavim-bilany isan' ny tavimbilany amy ny tany hiany ireny!
Ny tanimanga va hilaza amy ny mpanefy azy hoe: Inona no ataonao,
Na ny asanao va hanao hoe: Tsy manan-tànana izy?
10 Lozan' izay miteny amin-drainy hoe: Inona no aterakao?
Na amin-dreniny[1] hoe: Inona no aloaky ny kibonao?

11 Izao no lazainy Jehovah, Iray Masin' ny Isiraely, dia ny namorona azy:

[1] *Heb.* ny vehivavy.

Ny amy ny zavatra ho avy no anontanio Ahy;
Ary ny zanako sy ny asan' ny tànako dia aoka ho adidiko hiany.
12 Izaho no nanao ny tany
Sy nahary ny olona eo amboniny;
Ny tànako hiany no namelatra ny lanitra
Sy nandahatra[1] ny eny aminy rehetra.
13 Izaho no nanaitra azy io tamy ny fahamarinana,
Ary ny làlany rehetra dia haravoko avokoa;
Izy no hanao ny tanànako, ary ny oloko voababo dia halefany,
Nefa tsy amim-bola amin-karena,
Hoy Jehovah, Tompon' ny maro.

14 Izao no lazainy Jehovah:
Ny vokatry ny fisasarany Egypta sy ny tombom-barotry Etiopia
Sy ny Sabeana, olona lava tsanganana,
Hafindra ao aminao, ka ho anao izany;
Ary hanaraka anao ireo;
Avy aman-gadra izy
Ary hiankohoka handady eo anatrehanao,
Dia hifona aminao hoe:
Ato aminao tokoa Andriamanitra;
Ary tsy misy Andriamanitra afa-tsy Izy hiany.
15 Marina tokoa fa Hianao dia Andriamanitra miafina,
Ry Andriamanitry ny Isiraely sady Mpamonjy ô.
16 Ho menatra sy hangaihay izy rehetra;
Eny, handeha aman-kenatra avokoa ny mpamorona sarin-javatra,
17 Fa ny Isiraely kosa ho voavonjiny Jehovah
Amy ny famonjena mandrakizay;
Tsy ho menatra na hangaihay mandrakizay mandrakizay hianareo.

18 Fa izao no lazainy Jehovah,
Izay nahary ny lanitra
(Izy no Andriamanitra) sady namorona ny tany sy nahavita azy
(Izy no nandamina azy;
Tsy ho tany tsy misy endrika tsy akory no namoronany azy,
Fa nataony honenana):
Izaho no Jehovah, ary tsy misy hafa.
19 Tsy tao amy ny mangingina,
Dia tao amy ny fitoera-maizina amy ny tany, no nitenenako;
Izaho tsy niantso ny taranaky Jakoba hitady Ahy foana;
Izaho Jehovah no miteny ny marina
Sy manambara ny mahitsy.
20 Mivoria, ka avia, ary miaraha manatona,
Hianareo jentilisa sisa afaka!
Tsy manam-pahalalana izay mitondra ny hazo nataony sarin-javatra voasokitra
Ka mivavaka amin' izay andriamanitra tsy mahavonjy.
21 Alaharo, ka asehoy mazava;
Eny, aoka hiara-misaina izy:
Iza no efa nanambara izany hatrizay hatrizay?
Iza no efa nilaza izany hatramy ny fahiny?
Tsy Izaho Jehovah va?
Fa tsy misy Andriamanitra afa-tsy Izaho,
Dia Andriamanitra marina sady Mpamonjy;
Eny, tsy misy afa-tsy Izaho.

[1] *Heb.* nandidy.

22 Mijere Ahy, dia ho voavonjy hianareo,
Ry vazan-tany rehetra !
Fa Izaho no Andriamanitra, ka tsy misy hafa.
23 Ny tenako no nianianako,
Nisy teny efa naloaky ny vavako tamy ny fahamarinana [1] ka tsy hitsoaka :
Izaho no handohalehan' ny lohalika rehetra,
Sy hianianan' ny lela rehetra hoe :
24 Ao aminy Jehovah hiany no misy fahamarinana be sy hery,
Ka Izy hiany no hohatonin' ny olona,
Ary ho menatra izay rehetra tezitra aminy.
25 Ao aminy Jehovah no hanamarinana ny taranaky Isiraely rehetra
Sy hananany rehareha.

*Ny fahatsinontsinon' ny sampiny Babylona, sy fanomezan-toky ny Isiraely hifikitra aminy Jehovah, ary ny hery sy ny fahalalany Jehovah.*

XLVI. MANGOZOHOZO Bela, efa miraika Nebo,
Ny sampiny dia nampitondraina ny biby folahina sy ny biby fiompy ;
Ny zavatra fitòndranareo dia asampy
Ka tonga enta-mavesatra entin' ireo *biby* reraka.
2 Miraika sy mangozohozo avokoa izy,
Ka tsy mahavonjy ny entana akory ;
Fa na dia ny tenany aza dia lasan-ko babo koa.

3 Mihainoa Ahy, ry taranaky Jakoba
Sy izay sisa rehetra amy ny taranaky Isiraely,
Izay nobabena hatrany ankibo
Sy nentina hatrany am-bohoka :
4 Na dia mandra-pahantitrareo aza, dia tsy miova Aho,
Ary mandra-pahafotsi-volonareo, dia Izaho hiany no hisahirana mitondra anareo.
Izaho no nanao, ka Izaho hiany no hitrotro,
Eny, Izaho no hitondra sy hanafaka.
5 Hampitovinareo amin' iza moa Aho,
Sy amin' iza no hanoharanareo Ahy,
Ary iza no hataonareo ho tahaka Ahy mba hitahany amiko ?
6 Izay mandraraka volamena avy ao an-kitapo
Sy mandanja volafotsy amy ny mizana
Dia manakarama mpanefy volamena mba hanao izany ho andriamanitra,
Hiankohofany sy hivavahany.
7 Dia betainy ho eny an-tsorony iny ka entiny
Ary apetrany eo amy ny fitoerany iny, ka dia mitoetra eo ;
Tsy mahay miala eo amy ny fitoerany iny ;
Ary na dia misy mitaraina aminy aza, dia tsy mahay mamaly izy,
Na mahavonjy azy amy ny fahoriany.

8 Tsarovy izany, ka mahereza [2] hianareo ;
Eritrereto tsara izany, ry mpiodina.
9 Tsarovy ny zavatra taloha izay efa lasa ela ;
Fa Izaho no Andriamanitra, ka tsy misy hafa ;
Izaho no Andriamanitra, ka tsy misy tahaka Ahy,

[1] *Na :* Nisy teny naloaky ny vavan' ny fahamarinana. [2] *Na :* misehoa ho lehilahy.

10 Izay manambara ny farany hatramy ny voalohany,
Ary nanambara hatramy ny ela izay tsy mbola natao akory,—
Dia Ilay manao hoe : Ho to ny fikasako,
Ary hefaiko ny sitrapoko rehetra,
11 Izay miantso vorona mpihaza avy any atsinanana,
Dia lehilahy avy any an-tany lavitra hahefa ny fikasako ;
Sady efa niteny izany Aho no hahatanteraka azy koa,
Sady nikasa Aho no hahefa azy.
12 Mihainoa Ahy, hianareo madipo,
Izay lavitra ny fahamarinana :
13 Hampanatoniko ny fahamarinako, ka tsy ho lavitra intsony ;
Ary ny famonjeko tsy hitaredretra ;
Fa hametraka famonjena ao Ziona Aho
Sy ny voninahitro ho any ny Isiraely

*Ny handravana any Babylona.*

XLVII. MIALÀ, ka mipetraha amy ny vovoka.
Ry Babylona, zanakavavy virijina !
Mipetraha eo amy ny tany, fa tsy amy ny seza fiandrianana,
Ry Kaldea zanakavavy !
Fa tsy hatao hoe vehivavy malemilemy sy mihantahanta intsony hianao.
2 Alao ny vato fikosoham-bary, ka kosohy ny koba ;
Esory ny fisalobonanao, akaro ny morontongotr' akanjonao ;
Aoka hiseho ny fenao, ka miroboha mita ny ony.
3 Hiseho ny fitanjahanao,
Eny, ho hita ny fahamenaranao ;
Hitondra famaliana Aho ka tsy hiantra olona.[1]
4 Ny anaran' ny Mpanavotra anay dia Jehovah, Tompon' ny maro,
Iray Masin' ny Isiraely.
5 Mipetraha mangingina, ka midira ao amy ny maizina,
Ry Kaldea zanakavavy !
Fa tsy hatao hoe Tompovavin' ny fanjakana intsony hianao.

6 Tezitra tamy ny oloko Aho ;
Navelako holotoina ny lovako,
Ka natolotro ho eo an-tànananao izy,—
Tsy mba namindranao fo izy,
Fa na dia ny antitra aza dia nasianao zioga mavesatra dia mavesatra.
7 Ary hoy hianao : Ho tompovavy mandrakizay Aho ;
Ka dia tsy nandatsaka am-po izany zavatra izany hianao,
Na nitsapa izay hiafarany.

8 Koa mihainoa, hianao izay mihantahanta
Sady mipetraka tsy manana ahiahy
Ka manao anakampo hoe :
Izaho no izy, ary tsy misy hafa ;
Tsy hipetraka ho mpitondratena aho,
Na hahita fahafoanan-anaka.
9 Kanjo hanjo anao tampoka amy ny indray andro monja ireto zavatra roa ireto,
Dia ny fahafoanan-anaka sy ny fananoan-tena ;
Hotanterahina aminao avokoa izany,
Na dia maro aza ny fankatovanao,
Ary na dia be dia be aza ny odinao.
10 Fa nitoky tamy ny faharatsianao[2] hianao

[1] *Na:* tsy hiera amin' olona ; *na:* tsy hihaona amin' olona. [2] *Na:* hafetsenao.

Ka nanao hoe: Tsy misy mahita ahy.
Ny fahendrenao sy ny fahalalanao dia nampivily anao,
Ka dia nanao anakampo hianao hoe:
Izaho no izy, fa tsy misy afatsy izaho.
11 Kanjo hanjo anao ny fahoriana,
Nefa tsy ho fantatrao izay fanafany;[1]
Ary hahazo anao ny loza,
Nefa tsy ho hainao ny fanàlany;
Eny, hanjo anao tampoka ny fandringanana izay tsy ampoizinao.

12 Arosoy ary ny odinao
Sy ny hamaroan' ny fankatovanao,
Izay efa nisasaranao hatry ny fony hianao mbola kely;
Angamba hahavita izay mahasoa hianao;
Angamba ho tonga mahatahotra hianao.
13 Sasatra noho ny hamaroan' ny fisainananao hianao;
Aoka hitsangana ankehitriny ireo mpamantatra[2] ny lanitra sy mpandinika ny kintana ireo hamonjy anao,
Dia ireo mpanambara isaky ny tsinam-bolana izay zavatra ho tonga aminao.[3]
14 Indro fa ho tahaka ny vodivary ireo;
Ho main' ny afo izy ka tsy hahavonjy ny tenany amy ny herin' ny lelafo akory;
Tsy misy vainafo hamindroana
Na afo hitaninana aza.
15 Ho toy izany aminao ireo efa nisasaranao ireo,
Dia ireo nifampivarotra taminao hatry ny fony hianao mbola kely;
Samy hipariaka mandositra ho any amy ny fonenany avy izy,
Ka tsy hisy hahavonjy anao.

*Fampahatsiarovana ny lasa, sy filazana ny ho avy, indrindra fa ny hanafahana ny Isiraely avy any Babylona.*

XLVIII. MIHAINOA, ry taranaky Jakoba,
Dia hianareo izay antsoina amy ny anarany Isiraely
Sy avy amy ny loharanony Joda,
Hianareo izay mianiana amy ny anarany Jehovah
Ary mankalaza ny anaran' Andriamanitry ny Isiraely,
Kanefa tsy araka ny marina, na araka ny hitsiny;
2 Fa milaza ny tenany ho avy amy ny tanàna masina izy
Ka miankina amin' Andriamanitry ny Isiraely;
Jehovah, Tompon' ny maro, no anarany.

3 Ny zavatra taloha dia efa voalazako hatramy ny fahiny,
Ary naloaky ny vavako izany sady nambarako;
Tampoka no nanaovako izany, ary tonga izany.
4 Satria fantatro fa maditra hianao,
Ka oza-by ny hatokao,
Ary varahina ny handrinao,
5 Dia nambarako taminao hatramy ny fahiny izany,
Eny, fony tsy mbola tonga aza izany, dia efa nambarako, taminao rahateo,
Fandrao hataonao hoe: Ny sampiko no nanao izany,
Ary ny sarin-javatra voasokitra sy ny sarin-javatra anidina no nandidy izany.

---

[1] *Na:* iposahany. [2] *Heb.* mpizarazara. [3] *Na:* Aoka hitsangana ankehitriny ireo mpamantatra ny lanitra sy mpandinika ny kintana ireo hamonjy anao amin' izay hanjo anao.

6 Efa renao, ka dia jereo izany rehetra izany,
Moa hianareo tsy hanambara izany va?
Mampandre anao zava-baovao kosa Aho hatramin' izao,
Dia zavatra miafina izay tsy fantatrao.
7 Vao izao no namoronana azy, fa tsy hatramy ny fahiny,
Ary tsy mbola nandre azy hianao talohan' ny andro anio,
Fandrao hianao hanao hoe: Indro, ny efa fantatro hiany izany.
8 Fa tsy nandre na nahalala hianao;
Eny, hatramy ny fahiny aza no tsy mbola nisokatra ny sofinao;
Fa fantatro fa tena mpivadika hianao
Sady natao hoe mpiodina hatrany an-kibo.
9 Noho ny anarako dia ononiko ny fahatezerako,
Ary mba hiderana Ahy dia manindry fo ny aminao Aho,
Mba tsy hamongorana anao.
10 Indro, nodioviko hianao, nefa tsy toy ny volafotsy;
Efa nizaha toetra anao tao amy ny memy fahoriana Aho.
11 Noho ny tenako, eny, noho ny tenako hiany no anaovako izany;
Indrisy, lotoina *ny anarako!*
Ary ny voninahitro tsy homeko ny hafa.

12 Mihainoa Ahy, ry Jakoba
Sy ry Isiraely izay nantsoiko:
Tsy miova Aho;
Izaho no voalohany, ary Izaho koa no farany.
13 Eny, ny tànako no nanorina ny fanambanin' ny tany,
Ary ny tànako ankavanana no namelatra ny lanitra;
Raha antsoiko ireo, dia indray miseho avokoa.
14 Mivoria hianareo rehetra, ka mihainoa:
Iza moa amin' ireny no mba efa nanambara izany;
Ilay tiany Jehovah no hahefa ny sitrapony aminy Babylona;
Ary ny sandriny ho amy ny Kaldeana.
15 Izaho dia Izaho hiany no miteny sady miantso azy,
Nitondra azy Aho, ka hambinina ny làlany.
16 Manatòna Ahy hianareo, ka mihainoa;
Hatramy ny taloha no efa tsy nitenenako tamy ny mangingina,
Hatry ny fony vao nisian' ireo dia teo Aho,
Ary ankehitriny Jehovah Tompo no naniraka Ahy sy ny Fanahiny.

17 Izao no lazainy Jehovah, Mpanavotra anao,
Dia ny Iray Masin' ny Isiraely:
Izaho, Jehovah Andriamanitrao,
No mampianatra anao hahita soa
Sady mitarika anao amy ny làlana tokony halehanao.
18 Toy izay anie hianao mba nihaino ny didiko![1]
Dia ho tonga tahaka ny ony ny fiadananao,
Ary ho tahaka ny onjan-dranomasina ny fahamarinanao,
19 Ary ho tahaka ny fasika ny taranakao,
Ary ny aloaky ny kibonao ho tahaka ny sombimpasika;

---

[1] *Na:* Enga anie ka hihaino ny didiko hianao.

Ny anarany tsy ho tapaka na ho foana eo anatrehako.

20 Mivoaha hiala any Babylona;
Miezaha avy any amy ny Kaldeana;
Torio amy ny feo mahafaly,
Ary ambarao, ka aelezo hatrany amy ny faran' ny tany,
Lazao hoe: Jehovah efa nanavotra any Jakoba mpanompony.
21 Ary tsy nangetaheta ireo tamy ny nitondrany azy tany anefitra;
Nampiboiboika rano ho azy avy tamy ny vatolampy Izy,
Eny, nampitresaka ny vatolampy Izy, ka dia nigororoana ny rano.

---

22 Tsy misy fiadanana ho any ny ratsy fanahy, hoy Jehovah.

---

*Ny amy ny Mpanompony Jehovah, Izay voatendry hamory sy hamonjy ny Isiraely sy ny firenena rehetra.*

XLIX. MIHAINOA Ahy, ry nosy,
Ary atongilano ny sofinareo, ry firenena lavitra;
Jehovah efa niantso Ahy hatrany am-bohoka;
Hatry ny fony Aho mbola tao an-kibon' ineny no efa nankalazainy ny anarako.
2 Ary nataony tahaka ny sabatra maranitra ny vavako;
Tao amy ny aloky ny tànany no nanafenany Ahy,
Ary nataony zana-tsipìka voalambolambo tsara Aho;
Teo amy ny tranon-jana-tsipìkany no nanafenany Ahy.
3 Ary hoy Izy tamiko: Mpanompoko Hianao, ry Isiraely ô,
Izay entiko mampiseho ny voninahitro.
4 Fa hoy kosa Aho: Foana ny nisasarako,
Zava-poana sy tsinontsinona no nandaniako ny heriko;
Kanefa ao aminy Jehovah ny rariny tokony ho Ahy,
Ary ny valin' ny asako dia ao amin' Andriamanitro.

5 Ary ankehitriny, hoy Jehovah,
Izay namorona Ahy hatrany am-bohoka ho Mpanompony,
Hampodiana ny Jakoba ho ao aminy indray
Sy hamoriana ny Isiraely ho ao aminy,
(Fa mahazo voninahitra eo imasony Jehovah Aho,
Ary Andriamanitro no heriko),—
6 Eny, hoy Izy: Mbola zavatra kely foana, raha tonga Mpanompoko hanandratra ny fireneny Jakoba Hianao
Sy hampody ny Isiraely sisa voaro;
Fa homeko ho fanazavana ny jentilisa koa Hianao,
Mba ho famonjeko hatrany amy ny faran' ny tany.

7 Izao no lazainy Jehovah, Mpanavotra ny Isiraely, dia ny Iray Masiny,
Amin' Ilay hamavoin' ny olona
Sy halan' ny firenena
Ka tonga mpanompon' ny mpanapaka:
Ny mpanjaka hahita ka hitsangana,
Ary ny mpanapaka koa, ka dia hiankohoka
Noho ny aminy Jehovah Izay mahatoky,
Dia ny Iray Masin' ny Isiraely, Izay efa nifidy Anao.

8 Izao no lazainy Jehovah:

Tamy ny taona fankasitrahana no nihainoako Anao,
Ary tamy ny andro famonjena no namonjeko Anao;
Dia hiaro Anao Aho ka hanome Anao ho fanekena ho any ny olona,
Mba hanangana ny tany indray
Sy hampandova ny lova izay efa rava
9 Ka hanao amy ny mpifatotra hoe: Mivoaha,
Ary amin' izay ao amy ny maizina hoe: Misehoa;
Hihinana eny an-dàlana izy,
Ary na dia any an-tendrombohitra mangadihady aza dia hisy ahitra ho azy hiany;
10 Tsy ho noana na hangetaheta izy,
Ary tsy hamely azy ny hainandro migaingaina na ny masoandro;
Fa Izay mamindra fo aminy no hitarika azy,
Ary any amy ny loharano miboiboika no hitondrany azy.
11 Hataoko làlana ny tendrombohitro rehetra,
Ary hasandratra ny làlambeko.
12 Indreo, tonga avy lavitra ireto;
Ary, indreo, avy any avaratra sy andrefana ireto,
Ary avy any amy ny tany Sinima ireto.
13 Mihobia, ry lanitra!
Ary mifalia, ry tany!
Ka velomy ny hoby, ry tendrombohitra!
Fa Jehovah efa nampionona ny olony
Sy mamindra fo amy ny olony mahantra.

14 Fa hoy Ziona: Jehovah efa nahafoy ahy,
Ary ny Tompoko efa nanadino ahy.
15 Mety manadino ny zanany minono va ny vehivavy
Ka tsy hamindra fo amy ny zanaka naloaky ny kibony?
Eny, mety manadino hiany izy,
Fa Izaho kosa tsy mba manadino anao.
16 Indro, efa vitako tombokavatsa eo am-pelatànako hianao,
Ary ny màndanao dia eo anatrehako mandrakariva.
17 Tamy faingana ny zanakao;
Ary izay nanimba sy nandrava anao dia miala aminao.
18 Atopazy manodidina ny masonao, ka mijere;
Ireo rehetra ireo dia mivory ka mankeo aminao;
Raha velona koa Aho, hoy Jehovah,
Ireo rehetra ireo dia hihaingoanao tokoa tahaka ny firavaka
Sy hiravahanao tahaka ny fanaon' ny ampakarina.
19 Fa ny taninao rava sy ny fonenanao lao
Ary ny taninao simba
Dia tsy ho omby amin' izany noho ny habetsahan' ny mponina,
Ary ho lasa lavitra ireo nihinana anao.
20 Ny zanakao izay efa lasa teo dia mbola hilaza eo an-tsofinao hoe:
Tsy omby ahy loatra ity tany ity,
Mikisaha kely mba hitoerako.
21 Dia hanao anakampo hianao hoe:
Iza no niteraka ireto ho ahy?
Fa efa maty ny zanako, ary nitsaha-jaza aho.
Babo aho sady noroahina,
Koa iza no namelona ireto?

Indro, nilaozana ho irery aho,
fa taiza kosa moa ireto?

22 Izao no lazainy Jehovah Tompo:
Indro, hanandratra ny tànako amy ny jentilisa Aho
Ary hanangana ny fanevako amy ny firenena;
Dia hitrotro ny zanakao eo an-tratrany ireo,
Ary ny zanakao-vavy ho entiny eny an-tsorony.
23 Mpanjaka no ho rainao mpitaiza anao,
Ary zanakavavin' andriana no ho reninao mpampinono anao;
Hiankohoka amy ny tany eo anatrehanao izy
Ka hilelaka ny vovoka amy ny tongotrao;
Dia ho fantatrao fa Izaho no Jehovah,
Ka tsy ho menatra izay miandry Ahy.
24 Azo alaina eny amy ny mahery va ny sambotra?
Na ho afaka va ny babo marina?
25 Nefa izao no lazainy Jehovah:
Na dia ny sambotry ny mahery aza dia halaina hiany,
Ary ho afaka ny babon' ny mpandrombaka;
Fa Izaho no hiady amin' izay miady aminao,
Ary Izaho no hamonjy ny zanakao.
26 Sady hampihinaniko ny nofon' ny tenany hiany izay mampahory anao,
Ary ho leon' ny ran' ny tenany hiany ireny, toy ny amy ny ranom-boaloboka;
Dia ho fantatry ny nofo rehetra fa Izaho Jehovah no Mpamonjy anao,
Ary Ilay Maheriny Jakoba no Mpanavotra anao.

*Ny amy ny nisaorana ny Isiraely, sy ny amy ny Mpanompony Jehovah.*

L. IZAO no lazainy Jehovah:
Aiza izay taratasy fisaorambady nisaorako an-dreninareo?
Ary iza amin' izay manantrosa amiko no nivarotako anareo?
Tsia, fa noho ny helokareo hiany no nivarotana anareo,
Ary noho ny fahadisoanareo hiany no nisaorana an-dreninareo.
2 Nahoana no tsy nisy olona, fony tonga Aho,
Ary tsy nisy namaly, fony niantso Aho?
Moa fohy tokoa va ny tànako ka tsy mahavonjy,
Ary moa tsy manan-kery ho enti-manafaka va Aho?
Indro, amy ny teny mafy ataoko no andritako ny ranomasina
Sy anaovako ny ony ho efitra;
Ary maimbo ny hazandranony noho ny tsi-fisian' ny rano
Sady matin-ketaheta.
3 Tafiako fahamaintisana ny lanitra,
Ary lamba fisaonana no ataoko fisaronany.

4 Jehovah Tompo nanome Ahy ny lelan' ny efa mahay,[1]
Mba hahaizako manao teny hampahatanjaka izay reraka;
Ampandrenesiny isa-maraina isa-maraina,
Eny, ampandrenesiny ny sofiko hihaino tahaka ny efa mahay.[1]
5 Jehovah Tompo nanokatra ny sofiko,
Ary Izaho tsy naditra na nihemotra.

[1] *Heb.* efa nampianarina.

6 Ny lamosiko natolotro ho amy
ny mpikapoka,
Ary ny takolako ho amin'
izay manongo-baoka;
Ny tavako tsy nafeniko tamy
ny henatra sy ny rora.
7 Fa Jehovah Tompo no hamonjy Ahy,
Ka dia tsy resin-kenatra Aho;
Ary efa nohamafisiko ho tahaka ny afovato ny tavako,
Ka fantatro fa tsy ho menatra
Aho.
8 Efa akaiky Izay manamarina
Ahy;
Iza no hiady amiko?
Andeha hiara-mitsangana isika;
Iza no manana ady amiko?
Aoka izy ho avy amiko.
9 Indro, Jehovah Tompo no hamonjy ahy;
Koa iza no hanameloka ahy?
Indro, izy rehetra ho tonga
tahaka ny lamba mangarahara,
Ho lanin' ny kalalao izy.

10 Iza aminareo no matahotra
any Jehovah
Ka mihaino ny feon' ny Mpanompony?
Na iza na iza mandeha amy
ny maizina
Ka tsy manana fahazavana,[1]
Aoka izy hatoky ny anarany
Jehovah
Sy hiankina amin' Andriamaniny.
11 He! hianareo rehetra izay
mampirehitra afo
Sy mifehy kilalaon' afo manodidina anareo,
Mandehana amy ny lelafonareo
Sy amy ny zana-tsipìka misy
afo, izay narehitrareo.
Izao no hanjo anareo avy amy
ny tànako: Handry amy ny
fahoriana hianareo.

*Ny fiposahan' ny famonjena, sy ny fanesorana ny kapoaky ny fahatezerany Jehovah.*

LI. MIHAINOA Ahy, hianareo
izay miezaka mitady fahamarinana,
Dia izay mitady any Jehovah:
Tsarovy[2] ny vatolampy izay
nakana anareo
Sy ny ati-lavaka izay nihadiana anareo.
2 Eny, tsarovy[2] Abrahama rainareo sy Saraha, izay niteraka anareo;
Fa fony mbola tokana izy, dia
nantsoiko
Sy notahiko ary nohamaroiko.
3 Fa Jehovah mampionona any
Ziona;
Eny, mampionona izay rava
rehetra ao Izy
Ka manao ny efitra ao ho
tahaka any Edena
Ary ny tany foana ao ho
tahaka ny sahany Jehovah;
Hafaliana sy haravoana no
hita ao
Mbamy ny fisaorana sy ny
feo fiderana.
4 Mihainoa Ahy, ry vahoakako,
Ary atongilano amiko ny sofinareo, ry oloko;
Fa hisy lalàna hivoaka avy
amiko,
Ary ny fitsipiko dia hampitoeriko ho fanazavana ny firenena.
5 Akaiky ny fahamarinako,
Efa nivoaka ny famonjeko,
Ary ny sandriko no hitsara
ny firenena;
Izaho no hantenain' ny
nosy,
Ary ny sandriko no handrasany.
6 Andrandrao ho amy ny lanitra
ny masonareo,
Ary jereo ny tany ambany;

[1] *Na:* Na dia mandeha amy ny maizina aza izy ka tsy misy famirapiratana. [2] *Heb.* Jereo.

Fa ny lanitra ho levona tahaka ny setroka,
Ary ny tany ho tahaka ny lamba mangarahara,
Ary ny mponina ao dia ho faty tampoka;[1]
Fa ny famonjeko kosa haharitra mandrakizay,
Ary ny fahamarinako tsy mba ho rava.
7 Mihainoa Ahy, hianareo izay mahalala ny fahamarinana,
Dia hianao, ry firenena izay manana ny lalàko ao am-ponao:
Aza matahotra ny latsa ataon' ny zanak' olombelona,
Na manahy noho ny fanaratsiany.
8 Fa ny kalalao hihinana azy tahaka ny fihinan-damba,
Ary ny lolofotsy hihinana azy tahaka ny fihinam-bolon' ondry;
Fa ny fahamarinako haharitra mandrakizay,
Ary ny famonjeko hihatra amy ny taranaka fara mandimby.

9 Mifohaza, mifohaza, ry sandriny Jehovah, mitafia hery!
Mifohaza tahaka ny tamy ny andro fahiny!
Dia tamy ny taranaka lasa ela.
Tsy Hianao va Ilay nitetitetika an-dRahaba sy nitomboka ny dragona?[2]
10 Tsy Hianao va Ilay nahamaina ny ranomasina,
Dia ny rano ao amy ny lalina indrindra,
Ka nanao ny ranomasina lalina ho làlana halehan' ny navotana?
11 Eny, ny navotany Jehovah hiverina
Ka hankany Ziona amy ny fihobiana;
Ary ny fifaliana mandrakizay no ho eny an-dohany;
Hahazo fifaliana sy faharavoravoana izy,
Ka dia handositra ny alahelo sy ny fisentoana.

12 Izaho dia Izaho no mpampionona anareo,
Koa nahoana hianao no dia matahotra ny zanak' olombelona mety maty
Sy ny zanak' olona izay hatao tahaka ny ahitra
13 Ka manadino any Jehovah, Mpanao anao,
Izay namelatra ny lanitra sy nanorina ny tany,
Sady matahotra lalandava mandritra ny andro hianao
Noho ny fahatezeran' ny mpampahory,
Raha mikendry hamono izy?
Fa aiza intsony izay fahatezeran' ny mpampahory?
14 Izay mitanondrika dia ho afaka faingana;
Tsy ho faty havarina ao andavaka izy
Ary tsy ho diso hanina.
15 Fa Izaho Jehovah no Andriamanitrao,
Izay mampanonja ny ranomasina, ka dia mirohondrohona ny onjany;[3]
Jehovah, Tompon' ny maro, no anarako.[4]
16 Ary nataoko eo am-bavanao ny teniko,
Ary ao amy ny aloky ny tànako no nanaronako anao,
Hanao[5] ny lanitra sy hanorina ny tany Aho

[1] *Na:* tahaka ny fahafatin' ny moka. [2] *Na:* mamba; *izahao Ezek.* xxix. 3.
[3] *Na:* Izay mampitsahatra ny rano, raha mirohondrohona ny onjany.
[4] *Heb.* anarany. [5] *Heb.* Hamboly.

Ary hanao any Ziona hoe: Oloko hianao.

17 Mifohaza, mifohaza,
Mitsangàna, ry Jerosalema ô,
Izay efa nisotro ny kapoaky ny fahatezerana avy tamy ny tànany Jehovah;
Eny, ny kapoaka gobilia mampiraikiraiky dia efa nisotroanao, ka notrohinao mbamy ny faikany.
18 Tsy misy mitondra azy ny zanani-lahy rehetra izay naterany;
Ary tsy misy mitantana azy ny zanani-lahy rehetra izay notezainy.
19 Izao zavatra roa izao no hanjo anao
(Iza no hanony ny alahelonao?):
Fandravana sy fandringanana ary mosary sy sabatra,
Koa hataoko ahoana no fampionona anao?
20 Ny zanakao-lahy efa reraka,
Ka miapokapoka eny anjoron-dàlambe rehetra eny izy,
Tahaka ny diera ao anatin' ny fandrika harato,
Eny, tahaka ny olona rakotry ny fahatezerany Jehovah sy ny teny mafy ataon' Andriamanitrao.

21 Koa mihainoa izao, hianao ry ilay ory
Sady mamo tsy amin-divay:
22 Izao no lazainy Jehovah Tomponao,
Dia Andriamanitrao, Izay mandaha-teny ho any ny olony:
Indro, esoriko eny an-tànanao ny kapoaka mampiraikiraiky,
Dia ny kapoaka gobilian' ny fahatezerako;
Tsy hisotroanao intsony iny,
23 Fa hataoko eo an-tànan' izay mampahory anao kosa,—
Dia izay efa nilaza taminao hoe: Miankohofa mba hohitsahinay,
Ka dia nataonao ho tahaka ny tany ny tenanao
Sy ho tahaka ny làlambe ho an' izay mandeha eo.

*Ny hanàfahana any Jerosalema amy ny fahandevozana sy ny fatorana.*

LII. MIFOHAZA, mifohaza, tafio ny herinao, ry Ziona ô;
Tafio ny fitafianao tsara tarehy, ry Jerosalema ô, tanàna masina;
Fa tsy hiditra any aminao intsony ny tsy voafora sy ny maloto.
2 Ahintsano ny vovoka hiala amy ny tenanao, ka mitsangàna,
Ary mipetraha, ry Jerosalema ô;
Vahao ny fatorana amy ny tendanao, ry Ziona, zanakavavy babo.

3 Fa izao no lazainy Jehovah:
Tsy vola tsy harena no nivarotana anareo,
Ka dia tsy vola tsy harena koa no hanavotana anareo.
4 Fa izao no lazainy Jehovah Tompo:
Tany Egypta no nidinan' ny oloko tamy ny voalohany mba hivahiny tany;
Ary ny Asyriana koa, nampahory azy tsy ahoan-tsy ahoana.
5 Ary ankehitriny inona no hataoko eto? hoy Jehovah,
Fa nobaboina tsy ahoan-tsy ahoana ny oloko;
Ny mpanapaka azy dia manakora, hoy Jehovah;
Ary mandrakariva dia hama-

voina mandritra ny andro
ny anarako.
6 Koa ny oloko dia hahalala ny
anarako;
Eny, amin' izany andro izany [1]
dia ho fantany fa Izaho no
miteny hoe: Inty Aho.

7 Akory ny hatsaran' ny
tongotr' irỳ mitondra
teny soa mahafaly erỳ
an-tendrombohitra
Sady mitory fiadanana!
Dia izay mitondra teny soa
mahafaly
Sady mitory famonjena,
Eny, izay manao aminy Ziona
hoe:
Mpanjaka Andriamanitrao!
8 Injany ny feon' ny mpitilinao!
Manandratra ny feony izy ka
miara-mihoby;
Fa ho faly izy mahita mifana-
tri-maso
Ny hodiany Jehovah ho any
Ziona.
9 Velomy ny hoby, ry fitoeran-
drava any Jerosalema;
Fa Jehovah efa nampionona
ny olony
Sady efa nanavotra any Jero-
salema.
10 Jehovah efa nampiseho [2] ny
sandriny masina teo imason'
ny firenena rehetra;
Ary ny faran' ny tany rehetra
hahita ny famonjen' An-
driamanitsika.

11 Mialà, mialà hianareo, mi-
voaha,
Aza mikasika izay maloto,
Mivoaha avy eo aminy;
Madiova, hianareo izay mi-
tondra ny fanaky Jehovah.
12 Fa tsy tampoka no hivoaha-
nareo,
Ary tsy lositra no handehana-
nareo;
Fa Jehovah no hitarika ana-
reo eo aloha,
Ary Andriamanitry ny Isi-
raely no ho vodi-làlanareo.

*Ny amy ny Mpanompony Jehovah, dia ny zava-mahagaga nataony, sy ny nandavan' ny maro Azy, sy ny fahoriana nentiny, sy ny avotra vitany, ary ny voninahitra homena Azy.*

13 INDRO, ny Mpanompoko ho
hita ho hendry,[3]
Hisandratra sy ho ambony
Izy ka ho avo indrindra.
14 Fa toy ny nigagan' ny maro
Anao
(Ny tarehiny dia simba ka
hoatra ny tsy tarehin' olom-
belona akory,
Ary ny endriny hoatra ny tsy
endriky ny zanak' olombe-
lona),
15 Dia toy izany no hampihen-
dratrendratany [4] ny fire-
nena maro;
Ny mpanjaka hitampim-bava
aminy;
Fa izay tsy mbola nolazaina
tamin' ireny no ho hitany,
Ary izay tsy mbola reny akory
no hosaintsaininy.

LIII. Iza no nino ny teny nampi-
tondraina anay?
Ary iza no nampisehoana ny
sandriny Jehovah?
2 Fa naniry teo anatrehany ta-
haka ny zana-kazo madinika
Izy
Sy tahaka ny solofon-kazo
amy ny tany karankaina;
Tsy nanana endrika na faha-
tsaran-tarehy Izy;
Ary raha nijery Azy isika, dia
tsy nisy hatsaran-tarehy
haniriantsika Azy.
3 Natao tsinontsinona sy no-
lavin' ny olona Izy;

[1] *Na:* Eny, ho fantany amin' izany andro izany Aho. [2] *Heb.* nampitanjaka.
[3] *Na:* hambinina. [4] *Na:* hanafànany.

Lehilahy ory sady zatra ny fahoriana [1]
Ary tahaka izay tsy tian' ny olon-kojerena akory Izy;
Natao tsinontsinona Izy ka tsy mba nahoantsika.

4 Nitondra ny aretintsika tokoa Izy
Sady nivesatra ny fahoriantsika;[2]
Kanjo isika kosa nanao Azy ho nokapohina sy nasian' Andriamanitra ary nampahorina.
5 Nefa Izy dia voalefona noho ny fahadisoantsika
Sy notorotoroina noho ny helotsika,
Ny fampijaliana [3] nahazoantsika fihavanana no namelezana Azy;
Ary ny dian-kapoka taminy no nahasitranana antsika.
6 Isika rehetra dia samy efa nania tahaka ny ondry,
Samy efa nivily ho amy ny làlantsika avy isika rehetra;
Ary nataony Jehovah nihatra taminy avokoa ny helotsika rehetra.

7 Nampahorina Izy,
Nefa nanetry tena ka tsy niloa-bava,
Dia tahaka ny zanak' ondry entina hovonoina,
Sy tahaka ny ondrivavy izay moana eo anatrehan' ny mpanety azy,—
Eny, tsy niloa-bava Izy.
8 Ny fampahoriana sy ny fitsarana no nenti-nanaisotra Azy;[4]
Ary iza tamy ny niara-belona taminy no nihevitra [5]
Fa nofongorana niala tamy ny tanin' ny velona Izy,
Ka ny fahadisoan' ny oloko no nikapohana Azy?
9 Ary nokasaina hatao tao amy ny olo-meloka ny fasany
(Nefa teo amy ny mpanankarena Izy, rehefa novonoina),[6]
Na dia tsy nanao ratsy aza Izy,
Sady tsy nisy fitaka teo ambavany.

10 Nefa sitraky Jehovah ny hanorotoro sy hampangirifiry Azy;
Rehefa manolotra fanati-panonerana Izy,
Dia hahita taranaka [7] sady ho maro andro,
Ary ny sitrapony Jehovah dia hambinina eo an-tànany.
11 Noho ny fisasaran' ny fanahiny dia hahita *izany* Izy ka ho afa-po;
Ny fahalalana Azy [8] no hanamarinan' ny Mpanompoko marina ny olona maro,
Ary Izy no hivesatra ny helok' ireo.
12 Koa dia hanome Azy anjara amy ny lehibe Aho, ary hizara babo amy ny mahery Izy.[9]
Satria naidiny ho amy ny fahafatesana ny ainy,
Ary natao ho isan' ny mpanota Izy;
Eny, Izy no nitondra ny fahotan' ny maro
Sady manao [10] fifonana ho any ny mpanota.

---

[1] *Heb.* lehilahy be fanaintainana sady fantatry ny faharariana. [2] *Heb.* fanaintainantsika. [3] *Heb.* famaizana. [4] *Na:* Nalaina niala tamy ny fampahoriana sy ny fitsarana Izy. [5] *Na:* Ary iza no nihevitra izay ho taranany? [6] *Na:* Sy ho eo amy ny mpanan-karena, rehefa novonoina Izy. [7] *Na:* Rehefa ataonao fanati-panonerana ny ainy, dia hahita taranaka Izy. [8] *Heb.* fahalalany. [9] *Na:* dia homeko Azy ny lehibe ho anjarany sy ny mahery ho anjara-babony. [10] *Na:* nanao.

*Ny hanitarana ny fiangonana, sy ny voninahitra ho azony.*

LIV. MIHOBIA, ry momba, hianao izay tsy niteraka,
Eny, velomy ny hoby, ka manandrata feo, hianao izay tsy mba nihetsi-jaza;
Fa ny zanaky ny mpitondra tena dia maro
Noho ny zanaky ny manambady, hoy Jehovah.
2 Halalaho ny itoeran' ny lainao,
Ary aoka hohenjanina ny ambain-dainao, ka aza avela hisy hiketronâ;
Halavao ny kofehinao,
Ary aoreno mafy ny tsimadainao;
3 Fa hitatra any amy ny ankavanana sy any amy ny ankavia hianao,
Ary ny taranakao hahazo ny jentilisa,
Ka dia hasiany mponina ny tanàna lao.
4 Aza matahotra, fa tsy ho menatra hianao;
Ary aza mangaihay, fa tsy havela ho afa-baraka hianao;
Fa ho hadinonao ny henatry ny fahatanoranao,
Ary tsy ho tsaroanao intsony ny tondromasonao fony mpitondratena.
5 Fa ny Mpanao anao no Vadinao,
Jehovah, Tompon' ny maro, no anarany;
Ary ny Iray Masin' ny Isiraely no Mpanavotra anao,
Andriamanitry ny tany rehetra no anarany.
6 Fa Jehovah efa nampody[1] anao, izay tahaka ny vady efa nafoy ka ory am-panahy,
Ary tahaka ny vady efa novadina hatry ny fony mbola tanora, fa efa napetraka, hoy Andriamanitrao.
7 Indray mipì-maso monja no nahafoizako anao;
Fa amy ny indra-fo lehibe kosa no ampodiako anao.
8 Tamy ny firehetan' ny fahatezerako no nanafenako ny tavako taminao indray mipìmaso monja,
Fa amy ny famindrampo mandrakizay kosa no amindrako fo aminao,
Hoy Jehovah, Mpanavotra anao.
9 Fa amiko izany dia tahaka ilay ranony Noa,
Ka toy ny nianianako fa tsy hanafotra ny tany intsony ilay ranony Noa,
Dia toy izany no ianianako fa tsy ho tezitra aminao na hiteny mafy anao intsony Aho.
10 Fa na dia hifindra aza ny tendrombohitra,
Ary na dia hihetsika aza ny havoana,
Tsy mba hiala aminao ny famindrampoko,
Ary tsy hitsoaka ny faneken' ny fihavanako,
Hoy Jehovah, Mpamindra fo aminao.

11 Hianao, ry ory izay afotofoton' ny tafio-drivotra sady tsy manana fampiononana,
Indro, Izaho handatsaka ny vatonao amy ny antimony
Sy hanorina ny fanambaninao amy ny safira,
12 Hataoko robina ny tilikambo madinikao,
Sy karbonkolo ny vavahadinao,
Ary vato soa ny fari-taninao manodidina.
13 Ary ny zanakao rehetra dia

[1] *Heb.* niantso.

ho samy efa nampianariny Jehovah,
Ka dia ho be ny fiadanan' ny zanakao.
14 Amy ny fahamarinana no hampiorenana anao;
Aza manahy[1] ny fampahoriana, fa tsy hatahotra hianao,
Na ny fampahatahorana, fa tsy hanakaiky anao izany.
15 Na dia misy miara-mioko aza, dia tsy avy amiko izany;
Ary na iza na iza miara-mioko hamely anao dia ho tonga hiandany aminao[2] kosa.
16 Indro, Izaho no nahary ny mpanefy izay mifofotra ny afo amy ny arina
Ka mahavita fiasana hanaovany ny asany;[3]
Ary Izaho koa no nahary ny mpandringana mba handringana.
17 Ny fiadiana rehetra izay voaforona hamelezana anao dia tsy hisy hambinina,
Ary ny lela rehetra izay miady aminao dia horesenao lahatra.
Izany no lovan' ny mpanompony Jehovah
Sy fahamarinany avy amiko, hoy Jehovah.

*Fiantsoana ny olona rehetra handray ny fahasoavan' Andriamanitra.*

LV. HE! hianareo rehetra izay mangetaheta,
Mankanesa amy ny rano!
Ary hianareo izay tsy manambola,
Avia, mividia, ka homàna!
Eny, avia, mividia divay sy ronono,
Nefa tsy amim-bola, na aminkarena.
2 Nahoana hianareo no mandany[4] vola amin' izay tsy hanina,
Ary ny vokatry ny fisasaranareo amin' izay tsy mahavoky?
Mihainoa dia mihainoa Ahy, ka hano izay tsara,
Dia aoka hiravoravo amy ny matavy ny fanahinareo.
3 Atongilano ny sofinareo, ka mankanesa atỳ amiko,—
Mihainoa, dia ho velombelona ny fanahinareo;
Ary hanao fanekena mandrakizay aminareo Aho,
Dia ny famindrampo mahatoky nampanantenaina any Davida.
4 Indro, nataoko vavolombelona ho any ny firenena Izy,
Ho mpanapaka sy komandy amy ny firenena.
5 Indro, firenena izay tsy fantatrao no hantsoinao,
Ary firenena izay tsy nahalala Anao no hihazakazaka ho aminao
Noho ny aminy Jehovah Andriamanitrao,
Sy ny Iray Masin' ny Isiraely, fa nomeny voninahitra Hianao.

6 Mitadiava any Jehovah, dieny mbola hita Izy,
Miantsoa Azy, dieny mbola akaiky Izy.
7 Aoka ny ratsy fanahy hahafoy ny làlany,
Ary ny tsy marina hahafoy ny heviny;
Ary aoka hiverina ho aminy Jehovah ireny,
Fa hamindra fo aminy Izy,
Eny, ho amin' Andriamanitsika,
Fa hamela heloka dia hamela heloka tokoa Izy.
8 Fa ny fihevitro tsy fihevitrareo,
Ary ny làlanareo kosa tsy mba làlako, hoy Jehovah.

---

[1] *Heb.* Manalavira.
[2] *Na:* ho lavo noho ny aminao.
[3] *Na:* fiadiana araka ny asany.
[4] *Na:* mandanja.

9 Fa tahaka ny hahavon' ny lanitra noho ny tany
No hahavon' ny làlako noho ny làlanareo
Sy ny fihevitro noho ny fihevitrareo.
10 Fa toy ny ranonorana sy ny orampanala milatsaka avy any an-danitra
Ka tsy miverina any,
Raha tsy efa nahavonto ny tany
Ka nampaniry[1] sy nampahavokatra azy
Mba hahatonga voa ho any ny mpamafy
Sy hanina ho any ny mpihinana,—
11 Dia ho tahaka izany ny teniko izay aloaky ny vavako:
Tsy hiverina amiko foana izy,
Raha tsy efa mahatanteraka izay sitrako
Ary ambinina amin' izay ampandehanako azy.

12 Fa amy ny fifaliana no hivoahanareo,
Ary amy ny fiadanana no hitondrana anareo;
Ny tendrombohitra sy ny havoana hahavelona hoby eo alohanareo,
Ary ny hazo rehetra any antsaha hiteha-tànana.
13 Ny hazo kypreso haniry ho solon' ny tsilo,
Ary ny rotra[2] ho solon' ny sampivato;
Ary ho anarana ho any Jehovah izany,
Dia ho famantarana mandrakizay izay tsy hesorina.

*Anatra ny amy ny fitanana ny marina sy ny fitandremana ny Sabata, ary toky ho any ny proselyta sy ny ionoka.*

LVI. IZAO no lazainy Jehovah:
Tandremo ny rariny, ary manaova ny marina,
Fa efa madiva ho tonga ny famonjeko,
Ary efa hiseho ny fahamarinako.
2 Sambatra ny zanak' olombelona izay manao izany,
Ary ny zanak' olona izay mitana izany,
Dia izay mitandrina ny Sabata ka tsy manao azy ho tsy masina
Sady miaro ny tànany tsy hanao izay ratsy akory.
3 Ary aoka ny hafa firenena izay efa manaiky ho any Jehovah tsy hanao hoe:
Hesoriny Jehovah tsy ho isan' ny olony tokoa aho;
Ary aoka ny ionoka tsy hanao hoe:
Indro, hazo maina aho.
4 Fa izao no lazainy Jehovah:
Ny amy ny ionoka izay mitandrina ny Sabatako
Sy mifidy izay sitrako
Ary mitana ny fanekeko,
5 Dia hanaovako fahatsiarovana sy anarana ao an-tranoko sy ao anatin' ny màndako izy,
Izay tsara lavitra noho ny any ny zanakalahy sy ny zanakavavy;
Dia anarana mandrakizay izay tsy hesorina no homeko azy.

6 Ary ny hafa firenena izay efa manaiky ho any Jehovah mba hanompo Azy
Sy ho tia ny anarany Jehovah mba ho mpanompony—
Dia izay rehetra mitandrina ny Sabata ka tsy manao azy ho tsy masina
Sady mitana ny fanekeko—
7 Dia ho entiko ho any antendrombohitro masina

[1] *Heb.* nampiteraka.

[2] myrta.

Ka hampifaliko ao an-tranoko
fivavahana;
Ny fanatitra odorany sy ny
fanatitra hafa alatsa-dra dia
hankasitrahana eo ambonin'
ny alitarako,
Fa ny tranoko hatao hoe
Trano fivavahana ho any ny
firenena rehetra.

8 Izao no lazainy Jehovah
Tompo,
Izay mamory ny Isiraely voa-
roaka:
Mbola hamory ny sasany koa
ho eo aminy Aho,
Hanampy izay efa voavory eo
aminy.

*Ny nahadiso ny lehiben' ny Isiraely, sy ny ratsy nataon' ny olona koa.*

9 HE, hianareo bibi-dia rehetra!
Avia hihinana, hianareo biby
rehetra any an-ala.[1]
10 Jamba ny mpitiliny, samy tsy
mahalala izy rehetra,
Amboa moana avokoa izy re-
hetra, ka tsy mahavòvò,
Manonofy izy, eny mandry
ka tia torimaso.
11 Lian-kanina ireny amboa ireny
ka tsy mahalala voky,
Sady mpiandry tsy mahafan-
tatra ireny;
Samy efa nivily ho amy ny
làlany avy izy rehetra,
Samy mankamy ny filàny ha-
rena avokoa izy rehetra.
12 Avia, hianareo, *hoy ireny*, fa
haka divay aho,
Ary aoka hiboboka toaka
isika;
Ary rahampitso dia ho tahaka
ny anio hiany,
Eny, hanoatra lavitra aza.

LVII. Maty ny marina, nefa tsy
misy misaina izany,
Ary alaina ny olona tsara
fanahy, nefa tsy misy mi-
hevitra fa ny marina dia
alaina tsy ho azon' ny loza
hanjo.[2]
2 Miditra amy ny fiadanana
izy,
Mandry amy ny fandriany
avy izy,
Dia izay rehetra mizotra amy
ny hitsiny.

3 Fa hianareo kosa dia man-
kanesa etỳ, ry zanaky ny
mpanandro,
Hianareo taranaky ny mpaka
vadin' olona sy ny mpijan-
gajanga.
4 Iza no ihomehezanareo?
Iza no isanasananareo vava sy
itrangatranganareo lela?
Tsy taranaky ny fiodinana va
hianareo
Sady taranaky ny lainga?[3]
5 Dia hianareo izay mahamai-
may ny fonareo amy ny
hazo terebinta[4]
Eny ambanin' ny hazo maitso
rehetra
Ka mamono zaza eny an-do-
hasahan-driaka
Eny ambanin' ny tsefatsefaky
ny harambato.
6 Ao amy ny vato kilonjy any
an-dohasahan-driaka no an-
jaranao,
Eny, ireny hiany no anjara-
nao;
Ireny koa no nanidinanao
fanatitra aidina sy nanate-
ranao fanatitra hohanina.
Hahatsindry fo amin' izany
va Aho?
7 Teo an-tampon' ny tendrom-
bohitra avo sy manerinerina
no nametrahanao ny fan-
drianao,
Ka tany no niakaranao hamo-
no zavatra hatao fanatitra.
8 Teo ivohon' ny varavarana sy

---

[1] *Na:* He, hianareo bibi-dia rehetra, avia hihinana ny biby rehetra any an-ala.
[2] *Na:* noho ny ratsy. [3] *Na:* zanaky ny fijangajangana. [4] *Na:* amy ny sampy.

ny tolam-baravarana no nametrahanao ny fampahatsiarovana anao;
Fa lavitra Ahy no nitanjahanao sy niakaranao,
Eny, nataonao malalaka ny fandrianao, ary nanao fanekena ny amin' izay hataon' ireny hianao;
Tia ny fandriana aminy hianao ka nizaha toerana ho anao.[1]
9 Dia nivezivezy nankany amy ny mpanjaka hianao nitondra [2] diloilo,
Ary nataonao betsaka ny zava-manitrao,
Sady nampandehanina hatrany lavitra any ny irakao,
Ka nidina [3] hatrany amy ny fiainan-tsi-hita [4] hianao.
10 Noho ny halavitry ny nalehanao dia sasatra hianao,
Nefa hianao tsy niteny hoe: Kivy aho izany!
Nahazo aina ny tànanao,
Ka dia tsy nahatsiaro reraka hianao.

11 Ary iza no nahìnao sy natahoranao,
No dia nandainga hianao
Ka tsy nahatsiaro Ahy na nandatsaka am-po?
Moa tsy efa nangina va Aho hatrizay hatrizay?
Ka dia tsy natahotra Ahy hianao.
12 Izaho no hanambara ny fahamarinanao;
Ary ny asanao dia tsy hahasoa anao.
13 Raha mitaraina hianao, dia aoka ireo maronao no hamonjy anao,
Nefa hongahan' ny rivotra avokoa ireo sy ho lasan' ny tsodrivotra malemilemy aza;
Fa izay mialoka amiko kosa no hanana ny tany
Sy handova ny tendrombohitro masina.
14 Ary Izy hilaza hoe: Manandrata, eny, manandrata ka manamboara làlana,
Esory izay mahatafintohina eny amy ny alehan' ny oloko.

15 Fa izao no lazain' ny Iray avo sy manerinerina,
Izay monina mandrakizay,
Masina no anarany:
Ao amy ny fitoerana avo sy masina no onenako,
Ary ao amy ny torotoro fo sy ny manetry tena,
Hamelombelona ny fanahin' ny manetry tena
Sy hamelombelona ny fon' ny torotoro fo;
16 Fa tsy hifandahatra mandrakariva Aho
Ary tsy ho tezitra mandrakizay;
Fandrao ho reraka eo anatrehako ny fanahy,
Dia ny aina [5] izay nataoko.
17 Ny helony noho ny fieremany no nahatezitra Ahy ka namelezako azy;
Fa niery Aho, satria tezitra,
Nefa niodina izy ka mbola nandroso tamy ny làlana tian' ny fony hiany.
18 Efa nahita ny làlany Aho, nefa hahasitrana azy hiany,
Dia hitari-dàlana azy Aho
Ka hampody ny fiononana ho aminy sy ho amy ny malahelo ao aminy,—
19 Dia Izaho Izay mahary ny vokatry ny molotra:
Fiadanana, fiadanana ho an' izay lavitra sy ho an' izay akaiky! hoy Jehovah,
Ka dia hahasitrana azy Aho.

---

[1] *Na:* Ary nojerenao ny famantarana (*Heb.* tànana). [2] *Na:* nihosotra. [3] *Na:* nietry. [4] *Heb.* Sheola. [5] *Heb.* fofonaina.

20 Fa ny ratsy fanahy dia tahaka ny ranomasina misamboaravoara,
Eny, tsy mety tafatoetra izy, ka ny ranony dia mamoaka loto sy fotaka.
21 Tsy misy fiadanana ho any ny ratsy fanahy, hoy Andriamanitro.

---

*Ny fivavahana marina, sy ny fivavahana tsy izy.*

LVIII. EZAHO ny fiantsonao, fa aza atao malemy,
Asandrato ny feonao ho tahaka ny any ny anjomara,
Ka ambarao amy ny oloko ny fahadisoany
Ary amy ny taranaky Jakoba ny fahotany;
2 Nefa Izaho mbola tadiaviny hiany isan-andro isan-andro,
Ary ny hahalala ny làlako no sitrany.
Tahaka ny firenena efa nanao ny marina
Ka tsy nahafoy ny fitsipik' Andriamaniny
No fanontaniany amiko ny fitsipiky ny fahamarinana,
Sy aniriany ny hihavian'[1] Andriamanitra.

3 Nahoana izahay no mifady, *hoy izy,* nefa tsy hitanao?
Ary nahoana izahay no mampahory ny tenanay, nefa tsy ahoanao?
Indro fa amy ny andro fifadianareo aza dia mbola ny tianareo[2] hiany no ataonareo,
Ary ny mpiasa rehetra ao aminareo dia ampahorinareo.[3]
4 Indro, ny hiady sy ny hifanditra no anton' ny ifadianareo
Ary ny hamely amy ny totohondrin' ny faharatsiana;
Izao fifadianareo izao
Dia tsy andrenesana ny feonareo any amy ny avo.
5 Moa fifadiana toy izany va no ankasitrahako?
Dia andro hampahorian' ny olona tena?
Ny hampiondrika ny lohany tahaka ny zozoro
Sy ny hamelatra lamba fisaonana rarahan-davenona ho fandriany,—
Moa izany va no ataonao hoe fifadiana
Sy andro ankasitrahany Jehovah?

6 Tsy izao va no fifadiana izay ankasitrahako:
Dia ny hamaha ny famatoran' ny faharatsiana,
Sy hanaboraka ny fehin' ny zioga,
Sy handefa ny ampahorina ho afaka,
Ary hanapatapaka ny zioga rehetra?
7 Moa tsy ny hizara ny mofonao ho any ny noana va,
Sy ny hampiantrano ny ory manjenjena,
Ary mba hanafianao izay hitanao mitanjaka,
Ka tsy hihirimbelona amy ny namanao[4] hianao?
8 Fa raha izany, dia hiposaka tahaka ny fahazavan' ny maraina ny fahazavanao,
Ary ho tonga faingana ny fahasitrananao;
Ny fahamarinanao ho lohalàlanao,
Ary ny voninahitry Jehovah ho vodi-làlanao.
9 Ary amin' izany dia hiantso hianao, ary Jehovah hamaly;

---

[1] *Na:* Sy fifaliany hanakaiky an'.
[2] *Heb.* hitanareo.
[3] *Na:* Ary mbola arosonareo fatratra hiany ny asanareo.
[4] *Heb.* hiery ny nofonao.

Eny, hanandratra ny feonao
hianao, ary Izy hanao hoe:
Inty Aho.
Raha esorinao tsy ho eo aminao ny zioga
Sy ny fanondroan' ny fanondro
sy ny fitenenan-dratsy,
10 Ary afoinao ho any ny noana
izay hanina tianao,
Ka mahavoky ny ory hianao,—
Dia hiposaka ao amy ny maizina ny fahazavanao,
Ary ny aizim-pitonao ho tahaka ny mitataovovonana;
11 Ary Jehovah hitari-dàlana
anao mandrakariva
Sady hahavoky ny fanahinao
ao amy ny tany karankaina
aza
Sy hampahatanjaka ny taolanao;
Dia ho tahaka ny saha vonton-drano hianao
Sy ho tahaka ny loharano miboiboika izay tsy mety
ritra.
12 Ary izay taranakao no hanangana ny efa rava ela,
Ary ny naorina hatry ny fony
fahagola no hamboarinao;
Ary hianao dia hatao hoe
Mpamboatra ny rava,
Mpamelon - dàlana honenana
*amy ny tany.*

13 Raha miaro ny tongotrao
amy ny Sabata hianao
Ka tsy manao izay tianao amy
ny androko masina,
Ary manao ny Sabata hoe Fahafinaretana,
Ary ny nohamasininy Jehovah hoe Miendrika hohajaina
Ka manome voninahitra azy[1]
Ary tsy mandeha amy ny làlanao,
Na manao izay tianao,
Na miteniteny foana,—
14 Dia hiravoravo aminy Jehovah hianao,
Ary hasandratro ao amy ny
havoana amy ny tany hianao
Sy hofahanako amy ny lovany
Jakoba rainao;
Fa ny vavany Jehovah no efa
niteny.

*Ny amy ny ota, izay efitra fisarahana, sy ny fandravana azy.*

LIX. INDRO, ny tànany Jehovah
tsy fohy, fa mahavonjy,
Ary ny sofiny tsy lalodalovana, fa mahare;
2 Fa ny helokareo no efitra
mampisaraka anareo amin'
Andriamanitrareo,
Ary ny fahotanareo no mampiafina ny tavany aminareo,
ka dia tsy mihaino Izy.
3 Fa ny tànanareo dia voaloto
amy ny ra,
Ary ny rantsan-tànanareo amy
ny heloka;
Ny molotrareo miteny lainga,
Ny lelanareo mibedibedy faharatsiana.
4 Tsy misy mitory olona araka
ny fahamarinana,
Na mandahatra ny rariny
araka izay mahatoky;
Matoky ny tsy izy sy miteny
zava-poana izy;
Torontoronina fampahoriana
izy ka miteraka fandozana.
5 Mikotrika ny atodin' ny menarana izy
Ary manenona ny tranonkala;
Izay homana ny atodin' ireny
dia ho faty,
Fa raha poritra iny, dia menarana no miporitsaka avy ao.
6 Ny tranon-kalany tsy azo
atao fitafiana,
Ary ny asany tsy mahatafy
azy;

[1] *Na:* Azy.

Ny asany dia asa fampahoriana,
Ary asan-doza no eo an-tànany.
7 Ny tongony miriotra ho amy ny ratsy
Sy mimaona handatsaka ra marina;
Ny fisainany dia fisainana fampahoriana,
Fandravana sy fandringanana no eo amy ny alehany.
8 Ny làlan' ny fiadanana tsy fantany;
Ary tsy misy rariny ao amy ny alehany;
Làlana miolakolaka ny làlany,
Ka na iza na iza mandia izany dia tsy mahita fiadanana.

9 Ary noho izany dia lavitra antsika ny rariny,
Ary ny fahamarinana tsy mahatratra antsika;
Miandry ny mazava isika, nefa indro ny maizina,
Ary fahazavana, fa mbola ao amy ny aizim-pito hiany no andehanantsika.
10 Mitsapatsapa manara-drindrina tahaka ny jamba isika
Eny, mitsapatsapa tahaka ny tsy mana-maso;
Tafintohina amy ny mitataovovonana tahaka ny amy ny maizimaizina isika,
Ary eo amy ny matanjaka [1] dia tahaka ny maty isika.
11 Isika rehetra mampierona tahaka ny bera
Ary mitoloko tokoa tahaka ny voromailala;
Miandry ny rariny isika, nefa tsy misy,
Ary ny famonjena, nefa lavitra antsika izany.
12 Fa efa betsaka eo anatrehanao ny fiodinanay,
Ary ny fahotanay miampanga anay;
Eny, tsaroanay ny fahadisoanay,
Ary ny helokay dia fantatray,
13 Dia ny miodina sy ny mandà any Jehovah,
Ary ny miala amy ny fanarahana an' Andriamanitray,
Ny miteny fampahoriana sy fikomiana
Ary ny mamorona [2] sy mamoaka teny lainga avy ao am-po.
14 Nahemotra ny rariny,
Ary mijanon-davitra ny hitsiny;
Fa tafintohina eny an-kalalahana ny fahamarinana,
Ary ny hitsim-po tsy mahazo miditra.
15 Eny, tsy eo ny fahamarinana;
Ary izay mifady ny ratsy dia hoatra ny manolo-tena hobaboin' ny sasany.
Ary hitany Jehovah ny tsifisian' ny rariny,
Ka nataony fa ratsy izany;
16 Eny, hitany fa tsy nisy olona,
Sady talanjona Izy, satria tsy nisy mpanalalana,
Ka dia ny sandriny hiany no nanao famonjena ho Azy,
Ary ny fahamarinany no nanohana Azy.

17 Niakanjo fahamarinana tahaka ny akanjo fiarovantratra Izy,
Ary fiarovan-doha famonjena no teo amy ny lohany;
Ary niakanjo ny akanjo famaliana Izy,
Eny, nandray ny fahasaropiaro ho akanjo ivelany Izy.
18 Araka ny asa natao no hamaliany,
Dia fahatezerana mirehitra ho any ny fahavalony,

[1] *Na:* any an-efitra.

[2] *Heb.* torontoronina.

Famaliana ho any ny rafiny;
Ary ny nosy dia hovaliany tokoa.
19 Ary hatrany andrefana dia hatahotra ny anarany Jehovah ny olona
Ary ny voninahiny hatramy ny fiposahan' ny masoandro;
Ary ny fihaviny dia ho toy ny rano maria,
Ampandehanin' ny Fanahiny Jehovah,[1]
20 Dia hisy Mpanavotra ho tonga any Ziona,
Ho amy ny Jakoba izay miala amy ny fahadisoana, hoy Jehovah.
21 Raha Izaho, dia izao no fanekeko aminy, hoy Jehovah:
Ny Fanahiko Izay ao aminao
Sy ny teniko izay nataoko teo am-bavanao
Dia tsy hiala amy ny vavanao,
Na amy ny vavan' ny taranakao,
Na amy ny vavan' ny taranaky ny taranakao,
Hatramin' izao ka ho mandrakizay, hoy Jehovah.

*Ny ho voninahitry Jerosalema amy ny andro ho avy.*

LX. MITSANGÀNA, mihazavà, fa tonga ny fahazavanao,
Ary ny voninahitry Jehovah efa miposaka aminao.
2 Fa, indro, ny aizina manarona ny tany,
Ary ny aizim-pito manarona ny firenena;
Fa aminao kosa no iposahany Jehovah, ary aminao no isehoan' ny voninahiny.
3 Ary ny firenena manatona ny fahazavanao,
Ary ny mpanjaka mankeo amy ny famirapiratan' ny fiposahanao.
4 Atopazy manodidina ny masonao, ka jereo!
Izy rehetra dia mivory ka mankaty aminao;
Ny zanakao-lahy dia avy lavitra,
Ny zanakao-vavy dia sakelehina.
5 Ary hahita izany hianao ka ho miramirana,
Dia hiemponempona sady hohalehibiazina ny fonao;
Fa ho entina ho anao ny haren' ny ranomasina,
Ary hafindra ho anao ny fananan' ny firenena.
6 Ho feno ny rameva betsaka ao aminao,
Dia ny rameva tanora avy any Midiana sy Efaha,
Samy avy any Sheba izy rehetra;
Volamena sy ditin-kazo manipofona no ho entiny,
Ary ny fiderana any Jehovah no teny mahafaly hambarany.
7 Ny ondry aman-osy rehetra any Kedara dia hangonina ho ao aminao,
Ary ny ondrilahiny Nebaiota hanompo anao;
Hiakatra amy ny fankasitrahana ho eo ambonin' ny alitarako ireo,
Ary hataoko be voninahitra ny tranon' ny voninahitro.
8 Iza moa ireto manidina tahaka ny rahona
Ary tahaka ny voromailala ho amy ny varavarankeliny?
9 Fa Izaho no andrasan' ny nosy,
Ary ny sambony Tarsisy ho loha-làlana
Hitondra ny zanakao avy lavitra
Mbamy ny volafotsiny sy ny volamenany,

[1] *Na:* Fa raha avy toy ny ony ny fahavalo, ny Fanahiny Jehovah hanangana faneva hisakanana azy.

Ho any ny anarany Jehovah
Andriamanitrao
Sy ho any ny Iray Masin' ny
Isiraely,
Satria efa nanome voninahitra anao Izy.

10 Ary ny hafa firenena no
hanangana ny màndanao,
Ary ny mpanjakany hanompo
anao;
Fa tamy ny fahatezerako no
namelezako anao,
Ary amy ny fitiavako kosa no
amindrako fo aminao.
11 Ary hidanadana mandrakariva ny vavahadinao,
Tsy hirindrina izy na andro
na alina,
Hampidirana ny haren' ny
firenena
Sy ny mpanjakany izay efa
voababo ho ao aminao.
12 Fa ho levona izay firenena sy
fanjakana tsy hanompo
anao;
Eny, ireny firenena ireny hofongorana tokoa.
13 Ny voninahitry Libanona ho
tonga aminao,
Ny hazo kypreso sy ny pina
ary ny bokso koa
Handravahana ny fitoerako
masina,
Ary hasiako voninahitra ny
fitoeran-tongotro.

14 Ny zanak' izay nampahory
anao dia handeha hiondrika eo anatrehanao,
Ary hiankohoka amy ny faladianao izay rehetra nanamavo anao;
Ary izy hanao anao hoe Tanànany Jehovah,
Zionan' ny Iray Masin' ny
Isiraely.
15 Ho solon' ny nahafoizana anao
sy ny nankahalana anao
Ary ny tsy nandehanan' olona
namaky anao,
Dia hasandratro ho rehareha
mandrakizay hianao,
Eny, ho fifaliana hatramy ny
taranaka fara mandimby.
16 Ary hinono amy ny jentilisa
hianao
Sady hinono amy ny mpanjaka;
Ka dia ho fantatrao fa Izaho
Jehovah no Mpamonjy
anao,
Ary Ilay Maheriny Jakoba no
Mpanavotra anao.
17 Hahatonga volamena Aho ho
solom-barahina,
Ary hahatonga volafotsy ho
solom-by,
Ary varahina ho solon-kazo,
Ary vy ho solom-bato;
Ny fiadanana no hataoko fanapahana anao,
Ary ny fahamarinana no ho
mpampiasa anao.[1]

18 Ny fampahoriana tsy ho re
eo amy ny taninao intsony,
Na ny fandravana sy ny fandringanana ao anatin' ny
faritaninao;
Ny màndanao dia hataonao
hoe Famonjena,
Ary ny vavahadinao hataonao
hoe Fiderana.
19 Tsy ny masoandro intsony no
ho fanazavana anao nony
andro;
Ary tsy ny fangarangaran' ny
volana no hanazava anao;
Fa Jehovah no ho fanazavana
anao mandrakizay,
Ary Andriamanitrao no ho
voninahitrao.
20 Tsy hilentika intsony ny masoandronao,
Ary ny volanao tsy hisoka;
Fa Jehovah no ho fanazavana
anao mandrakizay,
Ary ho tapitra ny andro fahalahelovanao;

---

[1] *Na:* Hataoko fiadanana ny fanapahana anao ary fahamarinana ny mpampiasa anao.

21 Ary ny olonao rehetra ho
marina avokoa;
Hanana ny tany ho mandrakizay izy,
Eny, ho voly maitso eo amy ny sahako,
Asan' ny tànako ho fampisehoam-boninahitra.
22 Ny kely ho tonga arivo,
Ary ny malemy ho tonga firenena mahery.
Izaho Jehovah no hanafaingana izany amy ny fotoany.

*Ny amy ny Voahosotry Jehovah, Izay hanavotra ny Isiraely sy hampody ny voninahiny.*

LXI. NY Fanahiny Jehovah Tompo no ato amiko,
Satria Jehovah efa nanosotra
Ahy hitory teny soa mahafaly amy ny mpandefitra,
Efa naniraka Ahy hahasitrana [1] ny torotoro fo Izy,
Ary hitory fanafahana amy ny babo
Sy hamoaka ny ao an-tranomaizina ho amy ny mazava,
2 Hitory taona ankasitrahany Jehovah
Sy andro famalian' Andriamanitsika,
Hampionona ny malahelo rehetra,
3 Hanolotra ho any ny malahelo ao Ziona,—
Eny, hanome azy hamama ho solon' ny lavenona,
Sy diloilo fifaliana ho solon' ny fahalahelovana,
Ary fitafiana fiderana ho solon' ny fanahy reradreraka,
Mba hanaovana azy hoe Hazon' ny fahamarinana,
Namboleny Jehovah ho fampisehoam-boninahitra.

4 Koa hatsangana ny efa rava hatry ny fony fahagola,
Ary hamboarina ny efa lao hatramy ny fahiny,
Dia hohavaozina indray ny tanàna rava,
Izay efa lao hatramy ny taranaka lasa ela.
5 Ary ny vahiny honina ao ka hiandry ny ondry amanosinareo,
Ary ny hafa firenena ho mpiasa tany sy ho mpamboatra tanimboaloboka ho anareo.
6 Fa hianareo kosa no hatao hoe mpisorony Jehovah,
Mpanao fanompoam-pivavahana ho an' Andriamanitsika no hilazana anareo;
Ho lasanareo [2] ny haren' ny firenena,
Ary handimby voninahitra azy hianareo.[3]

7 Ny henatrareo hosoloana avy roa heny,
Ary ny tondromaso hosoloana hoby amy ny anjara-lovany;
Ary noho izany dia hahazo indroa heny ao amy ny taniny izy,
Fifaliana mandrakizay no ho azy.
8 Fa Izaho Jehovah dia tia rariny;
Halako ny fandrombahana amy ny faharatsiana; [4]
Homeko ny valin' asany amy ny fahamarinana izy,
Ary fanekena mandrakizay no hataoko aminy.
9 Ny taranany ho fantatra any amy ny jentilisa
Ary ny terany any amy ny firenena;
Izay rehetra mahita azy dia hahafantatra azy
Ho taranaka notahiny Jehovah.

[1] *Heb.* hamehy. [2] *Heb.* Hohaninareo. [3] *Na:* Ary ho reharehanareo ny voninahiny.
[4] *Na:* Halako ny halatra ataο fanatitra odorana.

10 Hifaly dia hifaly aminy Jehovah aho,
Ny fanahiko ho ravoravo amin' Andriamanitro;
Fa notafiany fitafiana famonjena aho,
Ary nakanjoiny akanjo fahamarinana,
Toy ny mpampakatra misatroka hamama tahaka ny mpisorona,
Ary toy ny ampakarina miravaka ny firàvany.
11 Fa tahaka ny tany mampitsimoka izay ao aminy,
Ary tahaka ny tanimboly mampaniry izay nafafy tao aminy,
Dia toy izany no hampisehoany Jehovah Tompo fahamarinana sy fiderana
Eo anatrehan' ny firenena rehetra.

*Ny handrosoan' ny voninahitry Jerosalema.*

LXII. TSY hangina Aho noho ny aminy Ziona,
Ary tsy hitsaha-miteny Aho noho ny aminy Jerosalema,
Mandra-piposaky ny fahamarinany tahaka ny famirapiratry ny mazava,
Ary ny famonjena azy tahaka ny fanilo mirehitra.
2 Ny firenena hahita ny fahamarinanao,
Ary ny mpanjaka rehetra hahita ny voninahitrao;
Dia homena anaram-baovao hianao,
Izay hotononin'[1] ny vavany Jehovah;
3 Ka dia ho tonga satroboninahitra eo an-tànany hianao
Sy satrok' andriana eo ampelatànan' Andriamanitrao;
4 Hianao tsy hatao intsony hoe Nafoy,
Ary ny taninao tsy hatao intsony hoe Lao;
Fa hianao hatao hoe Ilay sitrako,
Ary ny taninao hatao hoe Vady ampakarina;
Fa sitraky Jehovah hianao,
Ary ny taninao hampanambadina.
5 Fa tahaka ny zatovo mampakatra virijina ho vadiny
No hampakaran' ny mponina aminao[2] anao;
Ary tahaka ny fifalian' ny mpampakatra amy ny ampakariny
No hifalian' Andriamanitrao aminao.

6 Efa nanendry mpiambina ho eny ambonin' ny mandanao Aho, ry Jerosalema ô,
Koa mandrakariva na andro na alina dia tsy mahazo mangina ireny;
Eny, hianareo izay mpampahatsiaro any Jehovah, aza mitsahatra;
7 Ary aza mamela Azy hitsahatra mandra-panaony any Jerosalema ho mafy orina
Sy hoderaina amy ny tany.
8 Jehovah efa nianiana tamy ny tànany ankavanana,
Dia tamy ny sandriny mahery, hoe:
Tsy homeko hohanin' ny fahavalonao intsony ny varinao,
Ary ny hafa firenena tsy hisotro ny ranom-boalobokao izay efa nisasaranao;
9 Fa izay nijinja azy no hihinana azy
Ka hidera any Jehovah;
Ary izay nioty azy no hisotro azy
Ao amy ny kianjako masina.

10 Mivoaha, mivoaha amy ny vavahady,

[1] *Heb.* hotendren'.

[2] *Heb.* zanakao-lahy.

Amboary ny làlana halehan' ny olona;
Asandrato ho avo ny làlambe;
Esory ny vato eny aminy;
Manangàna faneva ho tazan' ny firenena.
11 Indro, Jehovah efa nanambara hatrany amy ny faran' izao tontolo izao nanao hoe:
Lazao aminy Ziona zanaka-vavy:
Indro, avy ny famonjena anao;
Indro, ny valim-pitia hatolony dia ao aminy,
Ary ny valin' asa homeny dia eo anoloany.
12 Ary ireny hotononina hoe Firenena masina,
Dia olona navotany Jehovah;
Ary hianao dia hatao hoe Ilay notadiavina, Tanàna tsy foy.

*Ny hamaliana any Edoma sy ny jentilisa sasany koa.*

LXIII. IZA moa Ity avy any Edoma,
Dia avy any Bozra, ka mena mangatrakatraka ny fitafiany,
Dia Ity Izay mareva-pitafiana
Sy miandranandrana amy ny haben' ny heriny?
Izaho Izay mitory fahamarinana sady manan-kery hamonjy.
2 Nahoana no mena ny fitafianao
Ary ny akanjonao no tahaka ny an' izay manosihosy ny famiazam-boaloboka?
3 Nanosihosy ny famiazam-boaloboka irery Aho;
Fa tsy mba nisy niaraka tamiko ny avy tamy ny firenena na dia iray akory aza;
Nanitsaka ireny tamy ny fahatezerako Aho
Sy nanosihosy azy tamy ny fahavinirako,
Dia nipitipitihan' ny rany ny fitafiako,
Ka voalotoko ny akanjoko rehetra.
4 Fa efa ato am-poko ny andro hamaliako,
Ary tonga ny taonan' ny voavotro.
5 Nitsinjo Aho, nefa tsy nisy hamonjy,
Ary talanjona Aho, satria tsy nisy hanohana,—
Ka dia ny sandriko hiany no nanao famonjena ho Ahy,
Ary ny fahavinirako no nanohana Ahy.
6 Nanitsaka firenena tamy ny fahatezerako Aho
Sady nampahaleony azy tamy ny fahavinirako
Ary nandatsaka ny rany tamy ny tany.

*Fivavahana sy fiaiken-keloka ary fiderana noho ny famonjen' Andriamanitra hatramy ny taloha.*

7 NY famindrampony Jehovah no hambarako,
Dia ny fiderana any Jehovah araka izay rehetra nataony tamintsika
Sy ny haben' ny fahasoavana tamy ny taranaky Isiraely,
Izay nomeny azy araka ny fiantrany
Sy araka ny haben' ny famindrampony.
8 Fa hoy Izy: Oloko tokoa ireo,
Dia zanaka tsy mba handainga;
Ka dia tonga Mpamonjy azy Izy.
9 Tamy ny fahoriany rehetra dia niory koa Izy,
Ary Ilay Anjelin' ny tavany no namonjy ireo;
Ny fitiavany sy ny famindrampony no nanavotany azy
Sy nivimbinany azy ary nitondrany azy tamy ny andro taloha ela rehetra.

10 Fa ireo kosa dia niodina ka nanome alahelo ny Fanahy Masiny;
Dia tonga fahavalony Izy ka niady taminy.

11 Ary ny olony dia nahatsiaro ny andro taloha ela, dia ny taminy Mosesy.
Aiza Ilay nitondra azy mbamy ny mpiandry ondriny niakatra avy tamy ny ranomasina?
Aiza Ilay nametraka ny Fanahy Masiny tao aminy,
12 Dia Ilay nampandeha ny sandriny be voninahitra teo ankavanany Mosesy
Ka nampisaraka ny ranomasina teo anoloany,
Mba hanaovany anarana mandrakizay ho Azy,
13 Dia Ilay nitondra azy nita ny rano lalina,
Tahaka ny fandehan' ny soavaly eny an-tany lemaka, ka tsy tafintohina izy?
14 Tahaka ny fidinan' ny biby fiompy ho any an-dohasaha
No nanomezan' ny Fanahiny Jehovah fitsaharana ho azy:
Tahaka izany no nitondranao ny olonao,
Mba hanaovana anarana be voninahitra ho Anao.

15 Mitsinjova eny an-danitra, ary mijere eny amy ny fonenan' ny fahamasinanao sy ny voninahitrao;
Aiza ny fahasaro-piaronao sy ny asanao lehibe?
Ny fandevilevin' ny kibonao sy ny famindramponao
Dia voasakana tsy ho amiko.
16 Kanefa Hianao no Rainay,
Fa Abrahama tsy mahalala anay,
Ary Isiraely tsy mahafantatra anay;
Jehovah ô, Hianao no Rainay,
Ary Mpanavotra anay no anaranao hatrizay hatrizay.
17 Jehovah ô, nahoana no nampiala anay tamy ny làlanao Hianao ka nampaniasia anay
Sady nanamafy ny fonay tsy hatahotra Anao?
Miverena noho ny amy ny mpanomponao,
Dia ny firenena lovanao.
18 Vetivety foana no nananan' ny olonao masina *ny tany;*
Ny fahavalonay efa nanitsaka ny fitoeranao masina.
19 Efa tonga hoatra izay tsy notapahinao hatrizay hatrizay izahay
Sady tsy mba nantsoina tamy ny anaranao akory.
Enga anie ka hotriarinao ny lanitra mba hidinanao,
Ka hihorohoro[1] eo anoloanao ny tendrombohitra—
LXIV. Dia tahaka ny fandevon' ny afo ny tapa-kazo maina
Sy ny fampangotraky ny afo ny rano—
Mba hampahafantatra ny fahavalonao ny anaranao,
Ka hangovitra eo anoloanao ny jentilisa.
2 Raha nanao zava-mahatahotra izay tsy nantenainay Hianao,
Dia nidina, ka nihorohoro[2] teo anoloanao ny tendrombohitra.

3 Fa hatrizay hatrizay dia tsy mbola ren' ny olona, na nohenoiny,
Na hitan' ny masony, Izay Andriamanitra miasa ho any ny miandry Azy afatsy Hianao.
4 Mitsena[3] izay mifaly hanao ny marina Hianao,

[1] *Na:* hiempo. [2] *Na:* niempo. [3] *Na:* Miantra.

Dia izay mahatsiaro Anao
amy ny làlanao;
Indro, Hianao dia tezitra, ary
hita fa meloka [1] izahay;
Hatramy ny ela dia izany no
toetray, ka dia hovonjena
va?
5 Fa samy efa tahaka ny olo-
maloto izahay rehetra,
Ary tahaka ny lamba mihosin-
dra ny fahamarinanay re-
hetra;
Malazo tahaka ny ravina iza-
hay rehetra,
Ary ny helokay mipaoka anay
tahaka ny rivotra.
6 Tsy misy miantso ny anara-
nao,
Na mifoha hifikitra aminao;
Fa efa nanafina ny tavanao
taminay Hianao
Ka nandevona anay noho ny
helokay.

7 Fa ankehitriny, Jehovah ô,
Rainay Hianao;
Izahay dia tanimanga, ary
Hianao no mpanefy anay,
Ary asan' ny tànanao izahay
rehetra.
8 Aza dia tezitra mafy loatra,
Jehovah ô,
Ary aza dia mahatsiaro heloka
mandrakizay;
Masìna Hianao, tsinjovy, fa
olonao izahay rehetra.
9 Tonga efitra ireo tanànanao
masina,
Eny, tany lavavolo Ziona,
Ary efa lao Jerosalema.
10 Ny tranonay masina sady
mendrika,
Izay nideran' ny razanay
Anao,
Dia voadotry ny afo,
Ary rava ny zavatray maha-
finaritra rehetra.
11 Moa mbola mahatsindry fo
amin' izany zavatra izany
hiany va Hianao, Jehovah ô?
Hangina va Hianao ka ham
pahory anay mafy loatra?

*Ny fandavany Jehovah ny maro noho ny fanao tsy marina narahiny, sy ny fitahiana kasainy ho any ny mibebaka.*

LXV. NOTADIAVIN' izay tsy
naniry Aho
Sy hitan' izay tsy nitady;
Hoy Izaho tamy ny firenena
izay tsy nantsoina tamy ny
anarako:
Inty Aho! Inty Aho!
2 Namelatra ny tànako mandri-
tra ny andro Aho
Tamy ny firenena miodina,
Izay mandeha amy ny làlana
tsy tsara
Araka ny fisainany hiany,
3 Dia firenena izay nahatezitra
Ahy mandrakariva na dia
eo imasoko aza,
Izay mamono zavatra hatao
fanatitra eo amy ny tanim-
boly
Ary mandoro ditin-kazo mani-
tra eny ambonin' ny tani-
manga,—
4 Dia izay mipetraka any amy
ny fasana
Ary mitoetra mandritra ny
alina ao am-pierena,
Sady mihinana henan-kisoa,
Ary ny ron' ny hena fahave-
tavetana no ao amy ny
loviany,—
5 Izay manao hoe: Mihataha,
fa aza manakaiky ahy,
Fa izaho no masina, fa tsy
hianao,—
Ireny dia setroka ao am-bava-
oroko,
Eny, afo mirehitra mandritra
ny andro.
6 Indro, izao no voasoratra eo
anatrehako:
Tsy hangina Aho mandra-
pamaliko anareo, [2]

[1] *Na:* ary efa nanota.

[2] *Heb.* azy.

Eny, mandra-pamaliko ho ao
an-tratranareo [1]
7 Ny helokareo sy ny heloky ny
razanareo koa, hoy Jehovah,—
Dia izay olona nandoro ditinkazo manitra teny an-tendrombohitra
Ary nihaika Ahy teny amy
ny havoana;
Eny, hamatra ny valin' ny
asany ho ao an-tratrany Aho
aloha.

8 Izao no lazainy Jehovah:
Tahaka ny ranom-boaloboka
hita ao an-tsampahony
Ka ataon' ny olona hoe: Aza
simbana,
Fa misy fitahiana ao anatiny,
Dia toy izany no hataoko noho
ny amy ny mpanompoko,
Ka tsy hanimba azy rehetra
Aho.
9 Hahatonga taranaka avy aminy Jakoba Aho
Sy mpandova ny tendrombohitro avy aminy Joda;
Ary ireo voafidiko no handova
azy,
Eny, ny mpanompoko no honina ao.
10 Sarôna ho tonga fiandrasana
ondry,
Ary ny lohasaha Akora ho
fandrian' omby,
Ho any ny oloko izay nitady
Ahy,
11 Fa ny aminareo izay mahafoy
any Jehovah
Sy manadino ny tendrombohitro masina,
Sady mamelatra latabatra ho
any Gada [2]
Sy mampidina [3] divay noharoharoan-javatra ho any
Menŷ,[2]—
12 Dia hotendreko ho voan' ny
sabatra hianareo
Ka hankohofina hovonoina
avokoa,
Satria niantso Aho, fa tsy
namaly hianareo,
Niteny Aho, fa tsy nihaino
hianareo,
Fa nanao izay ratsy eo imasoko,
Ary izay tsy sitrako no nofidinareo.

13 Koa izao no lazainy Jehovah
Tompo:
Indro, ny mpanompoko hihinana, fa hianareo kosa ho
mosarena;
Indro, ny mpanompoko hisotro, fa hianareo kosa ho
main-tenda;
Indro, ny mpanompoko hifaly,
fa hianareo kosa ho menatra.
14 Indro, ny mpanompoko hihoby
noho ny faharavoam-po,
Fa hianareo kosa hitoloko
noho ny alahelom-po [4]
Sy hidradradradra noho ny
fahoriam-panahy.[5]
15 Ary hamela ny anaranareo ho
fiozonana amin' ireo voafidiko hianareo,
Ary hahafaty anao Jehovah
Tompo;
Fa ny mpanompony kosa dia
homeny anaram-baovao;
16 Ka izay miarahaba tena etŷ
ambonin' ny tany
Dia hanao izany amy ny
anaran' Andriamanitry ny
Amena;[6]
Ary izay mianiana etŷ ambonin' ny tany
Dia hianiana amin' Andriamanitry ny Amena,[6]
Satria efa hadino ny fahoriana
taloha,

---

[1] *Heb.* tratrany. [2] Gada = Zara, *ary* Menŷ = Vintana; *samy anaran' andriamanitsi-izy ireo.* [3] *Heb.* mameno. [4] *Heb.* fanaintainam-po. [5] *Heb.* fahatorotoroam-panahy. [6] Amena = fahamarinana.

Sady voàfina izany ka tsy
hitan' ny masoko.

17 Fa, indro, Izaho mahary
lanitra vaovao sy tany
vaovao,
Ka dia tsy hotsarovana intsony ny taloha,
Na ho mby ao an-tsaina akory aza.
18 Fa mifalia kosa sy miravoravoa mandrakizay, satria mahary izany Aho;
Fa, indro, mahary any Jerosalema ho fifaliana Aho
Ary ny olony ho firavoravoana.
19 Dia ho faly aminy Jerosalema Aho
Sy ho ravoravo amy ny oloko;
Ary ny feo mitomany tsy ho re any intsony,
Na ny feo mitaraina.
20 Ary na dia ny zaza minono any aza dia tsy ho fohy andro,
Ary tsy hisy anti-panahy izay tsy nahatapitra ny androny;
Fa mbola zatovo hiany izay maty na dia efa zato taona aza,
Ary ny mpanota aza, dia hahatratra zato taona vao hozonina.[1]
21 Hanao trano ny olona ka hitoetra ao;
Ary hanao tanimboaloboka ny olona ka hihinana ny vokatra aminy.
22 Tsy hanao trano hitoeran' olon-kafa izy,
Na hamboly zavatra hohanin' olon-kafa;
Fa ho tahaka ny andron' ny hazo ny andron' ny oloko,
Ary ireo voafidiko dia hanaram-po amy ny asan' ny tànany.
23 Tsy hisasatra foana izy,
Na hitera-jaza ho tratry ny loza tampoka;
Fa taranak' izay notahiny Jehovah ireo,
Ary ny terany ho ao aminy.[2]
24 Raha tsy mbola miantso aza izy, dia hamaly Aho;
Ary raha mbola miteny izy, dia hihaino Aho.
25 Ny amboadia[3] sy ny zanak' ondry hiara-komana,
Ary ny liona hihina-mololo tahaka ny omby,
Ary ny menarana, dia vovoka no ho fihinany;
Ary tsy handratra na hanimba eran' ny tendrombohitro masina izy, hoy Jehovah.

*Ny toe-panahin' ny tena Isiraely sy ny fandavana ny tsy izy, ary ny fandrosoan' ny fiangonana sy ny hamoriana ny firenena rehetra hankany Jerosalema, ary ny handringanana ny ratsy fanahy.*

LXVI. IZAO no lazainy Jehovah:
Ny lanitra no seza fiandrianako,
Ary ny tany no fitoeran-tongotro;
Trano manao ahoana no hataonareo ho Ahy?
Ary fitoerana manao ahoana no ho fitsaharako?
2 Fa izao zavatra izao no nataon' ny tànako,
Ka dia ary izao rehetra izao, hoy Jehovah;
Nefa izao no olona hotsinjoviko,
Dia izay malahelo sy torotoro fanahy
Sady mangovitra noho ny teniko.
3 Izay mamono omby dia hoatra ny mamono olona;
Izay mamono ondry hatao fanatitra dia hoatra ny mamolaka ny vozon' alika;

[1] *Na:* Ary ny mpanota izay mahatratra zato taona hiany dia hatao ho voaozona.
[2] *Na:* Mbamy ny terany koa. [3] lopa.

Izay manatitra fanatitra hohanina dia hoatra ny manatitra ran-kisoa;
Izay mandoro ditin-kazo manipofona ho fanati-pahatsiarovana dia hoatra ny misaotra ny sampy.
Eny, tahaka ny nifidianan' ireny ny halehany
Sy ny nifalian' ny fanahiny tamy ny fahavetavetany,
4 Dia tahaka izany kosa no hifidianako ny fampahoriana azy
Sy handatsahako ny fahatahorany ho aminy,
Satria niantso Aho, fa tsy nisy namaly,
Niteny Aho, fa tsy nihaino izy;
Fa nanao izay ratsy eo imasoko,
Ary izay tsy sitrako no nofidiny.

5 Mihainoa ny teniny Jehovah,
Hianareo izay mangovitra noho ny teniny!
Hoy ny rahalahinareo izay mankahala anareo
Ka mandroaka anareo noho ny amy ny anarako:
Hampiseho ny voninahiny anie Jehovah,
Mba ho faly mahita ny fifalianareo izahay!
Kanefa ireny ho menatra kosa.
6 Injany! horakoraka any antanàna,
Ary feo ao amy ny tempoly,
Dia feony Jehovah izay mamaly ny ataon' ny fahavalony.
7 Fony mbola tsy nihetsi-jaza aza izy, dia niteraka;
Fony mbola tsy nanaintaina aza izy, dia velon-jazalahy.
8 Iza akory no efa nandre zavatra toy izany?
Iza no efa nahita zavatra toy izany?
Hisy tany hateraka indray andro va,
Na firenena azo atao indray miteraka?
Fa raha vao narary hiteraka Ziona, dia velon-jaza izy.
9 Izaho moa hahatonga ho eo amy ny fiterahana ka tsy hampiteraka va? hoy Jehovah;
Izaho hampiteraka, nefa hampikombona indray va? hoy Andriamanitrao.

10 Miaraha mifaly aminy Jerosalema,
Ary miravoravoa aminy hianareo rehetra izay tia azy;
Aoka hiara-mifaly aminy tokoa
Hianareo rehetra izay malahelo noho ny aminy,
11 Mba hinonoanareo sy hivokisanareo amy ny nonony mahafaly,
Eny, mba higoka hianareo
Ka hiravoravo amy ny haben' ny voninahiny.

12 Fa izao no lazainy Jehovah:
Indro, hitarihako fiadanana tahaka ny ony izy
Ary ny voninahitry ny firenena tahaka ny renirano tondraka,
Ka hinono hianareo;
Ary hosakalehina hianareo sady hohindrahindraina eo ambony lohalika.
13 Tahaka ny olona ampiononindreniny
No hampiononako anareo;
Eny, ao Jerosalema no hampiononana anareo.
14 Dia hahita izany hianareo, ka ho faly ny fonareo,
Ary ny taolanareo ho tsara fitombo tahaka ny ahimaitso;

Ary ny tànany Jehovah dia
ataony fantatry ny mpa-
nompony,
Fa ho tezitra amy ny fahava-
lony kosa Izy.

15 Fa, indro, Jehovah ho avy
amy ny afo,
Ary tahaka ny tadio ny kale-
siny,
Mba hanao famaliana amy ny
fahatezerany mirehitra
Sy ny fitenenany mafy amy
ny lelafo.
16 Fa ny afo sy ny sabany no ho
entiny Jehovah hifandaha-
tra amy ny nofo rehetra;
Ary ho maro ny voaringany
Jehovah.
17 Izay manamasina sy manadio
ny tenany ho ao an-tanim-
boly
Ka manaraka ny iray ao afo-
voany
Ary mihinana ny henan-kisoa
sy ny zava-betaveta ary ny
totozy
Dia hiaraka ho levona avokoa,
hoy Jehovah.

18 Fa Izaho *dia hamaly*[1] ny
asany sy ny heviny,
Ho avy ny hamoriana ny jen-
tilisa rehetra sy ny sami-
hafa fiteny;
Dia ho avy ireo ka hahita ny
voninahitro.
19 Ary hasiako famantarana eo
aminy,
Ary izay afaka mandositra
dia hirahiko ho any amy ny
jentilisa,
Dia ho any Tarsisy sy Pola
ary Lydia,[2] izay manenjana
tsipìka,
Ary ho any Tobala sy Javana,
Dia ho any amin' ireo nosy
lavitra izay tsy mbola nan-
dre ny lazako
Na nahita ny voninahitro,
Ary hitory ny voninahitro
any amy ny jentilisa izy.
20 Ary hitondra ny rahalahinareo
rehetra izy
Avy any amy ny jentilisa re-
hetra ho fanatitra ho any
Jehovah,
Mitaingin-tsoavaly sy ao anaty
kalesy sy filanjana
Ary mitaingina ampondra sy
rameva haingam-pandeha—
ho any Jerosalema tendrom-
bohitro masina, hoy Jeho-
vah,—
Dia tahaka ny fitondran' ny
Zanak' Isiraely ny fanatitra
hohanina ao anatin' ny
vilia madio ho any an-tra-
nony Jehovah;
21 Ary avy amin' ireo aza no
hakako ho mpisorona sy
Levita, hoy Jehovah.

22 Fa tahaka ny lanitra vaovao
sy ny tany vaovao, izay ha-
taoko, no haharitra eo ana-
trehako, hoy Jehovah,
Dia toy izany no haharetan'
ny taranakareo sy ny ana-
ranareo.
23 Ary isaky ny voaloham-bolana
sy isan-tSabata
Dia ho avy ny nofo rehetra
hiankohoka eo anatrehako,
hoy Jehovah.
24 Ary hivoaka izy ireny ka
hijery ny fatin' ny olona
izay efa niodina tamiko;
Fa ny kankany tsy ho faty,
ary ny afony tsy hovonoina,
Ary hataon' ny nofo rehetra
ho fahavetavetana izy.

---

[1] *Na: mahalala.*

[2] *Heb.* Loda.

# JEREMIA.

*Ny niantsoana any Jeremia ho mpaminany, sy ny nanambarana taminy izay ho raharahany.*

I. NY teniny Jeremia, zanaky
Hilkia, isan' ny mpisorona
tao Anatota, tamy ny tanin' ny
Benjamina, 2 izay nanambarana ny
teniny Jehovah tamy ny androny
Josia, zanaky Amona, mpanjakan'
ny Joda, tamy ny taona fahatelo
amby ny folo nanjakany, 3 sy tamy
ny androny Joiakima, zanaky Josia,
mpanjakan' ny Joda koa, ka hatramy
ny faran' ny taona fahiraika
amby ny folo nanjakany Zedekia,
zanaky Josia, mpanjakan' ny Joda,
dia hatramy ny namaboana any
Jerosalema tamy ny volana fahadimy.

4 Tonga tamiko ny teniny Jehovah
nanao hoe: 5 Hatry ny fony
hianao tsy mbola noforoniko tany
an-kibo no efa fantatro; ary hatry
ny fony hianao tsy mbola teraka no
efa nohamasiniko sy notendreko ho
mpaminany ho any ny firenena.

6 Ary hoy kosa aho: Indrisy,
Jehovah Tompo ô! indro, tsy mahay
mandaha-teny aho, fa mbola zaza.
7 Fa hoy Jehovah tamiko: Aza
manao hoe: Mbola zaza aho; fa
handeha amin' izay rehetra hanirahako
anao hianao, ary izay rehetra
handidiako anao no hambaranao. 8
Aza matahotra azy hianao; fa momba
anao hamonjy anao Aho, hoy
Jehovah.

9 Dia naninjitra ny tànany Jehovah
ka nanendry ny vavako, ary
hoy Jehovah tamiko: Indro, efa
nataoko ao am-bavanao ny teniko,
10 ary indro Aho manendry anao
izao andro anio izao hanam-pahefana
amy ny firenena sy ny fanjakana
hanongotra sy hanjera sy handrava
sy handrodana ary hanorina sy
hamboly.

11 Ary tonga tamiko indray ny
teniny Jehovah nanao hoe: Ry
Jeremia, inona izao hitanao izao?
Ary hoy izaho: Rantsan-kazo mahatsiaro[1]
no hitako. 12 Dia hoy Jehovah
tamiko: Marina ny ahitanao
azy; fa mahatsiaro Aho mba hahatanteraka
ny teniko.

13 Ary tonga tamiko fanindroany
indray ny teniny Jehovah nanao
hoe: Inona izao hitanao izao? Ary
hoy izaho: Vilany mangotraka no
hitako, ary mitongilana mianatsimo
ny vavany.

14 Dia hoy Jehovah tamiko:
Hiroatra avy any avaratra ny loza
hanjo ny mponina rehetra amy ny
tany. 15 Fa, indro, hantsoiko ny
firenena rehetra amy ny fanjakana
any avaratra, hoy Jehovah; dia ho
tonga izy, ka samy hametraka ny
seza fiandrianany eo anoloan' ny vavahadiny
Jerosalema avokoa hamelezany
ny màndany rehetra manodidina
sy ny tanàna rehetra any Joda.
16 Ary hifandahatra aminy Aho
noho ny haratsiany rehetra, dia ny
nahafoizany Ahy sy ny nandoroany
ditin-kazo manitra ho any ny andriamani-kafa
ary ny niankohofany
teo anatrehan' ny asan' ny tànany.

17 Fa hianao kosa dia misikìna,
ary miomàna, ka lazao aminy izao
rehetra andidiako anao izao; aza
matahotra ireo, fandrao dia hataoko
raiki-tahotra eo anatrehany hianao.

[1] *Ny amygdala no ataon' ny Hebreo hoe hazo mahatsiaro, satria mamony alohan' ny hazo sasany.*

18 Indro, Izaho hanao anao ho ta-
nàna mimanda sy andry vy ary
mànda varahina mba tsy ho leon' ny
tany rehetra, na ny mpanjakan' ny
Joda, na ny lehibeny, na ny mpiso-
rony, na ny vahoaka. 19 Fa hiady
aminao ireny, nefa tsy hahaleo anao,
satria momba anao hamonjy anao
Aho, hoy Jehovah.

*Ny fivadihan' ny Isiraely ampita-haina amy ny tsi-fiovan' ny fitia-van' Andriamanitra.*

II. ARY tonga tamiko ny teniny
Jehovah nanao hoe: 2
Mandehana, ka miantsoa eo anatre-
hany Jerosalema hoe: Izao no la-
zainy Jehovah:

Tsaroako ny niraiketan' ny fonao *tamiko*, fony hianao mbola tanora,
Sy ny fitiavanao, fony hianao vao nampakarina,
Dia ilay nanarahanao Ahy tany an-efitra,
Teny amy ny tany tsy mbola nifafy zavatra;
3 Masina ho any Jehovah ny Isiraely
Sady santatra amy ny vokany;
Izay rehetra nihinana azy dia nohelohina,
Ny loza no nanjo ireny, hoy Jehovah.

4 Mihainoa ny teniny Jehovah, ry taranaky Jakoba,
Sy hianareo, ry fokony rehetra amy ny taranaky Isiraely!
5 Izao no lazainy Jehovah:
Inona moa no tsy marina hitan' ny razanareo tamiko,
No dia nanalavitra Ahy izy
Sady nanaraka ny zava-poana, ka dia tonga zava-poana koa izy?
6 Ary izy tsy nanao heo:
Aiza Jehovah Izay nitondra antsika niakatra avy tany amy ny tany Egypta
Sady nitarika antsika tany an-efitra,
Dia ilay tany foana sady be lavaka,
Tany karankaina sady aloky ny fahafatesana,
Tany izay tsy mba nalehan' olona akory na nonenan' olona?
7 Ary nitondra anareo niditra ho any amy ny tany mahavokatra Aho,
Mba hihinananareo ny vokatra sy ny zavatra tsara eo aminy;
Kanjo nony tafiditra hianareo, dia nolotoinareo ny taniko,
Sady novetavetainareo ny lovako.
8 Ny mpisorona tsy nanao hoe: Aiza Jehovah?
Ary ny mpiadidy ny lalàna tsy nahalala Ahy;
Ny mpitondra[1] koa nanota tamiko,
Ary ny mpaminany naminany tamy ny anarany Bala
Ka nanaraka ireny tsy mahasoa.

9 Koa mbola hifandahatra aminareo Aho, hoy Jehovah,
Sy hiady amy ny zafinareo koa.
10 Fa mità ho any amy ny moron-dranomasiny Kitima, ka izahao,
Ary maniraha ho any Kedara, ka diniho tsara,
Dia aoka ho hitanareo na mba efa nisy toy izao, na tsia:
11 Moa nisy firenena efa nanova ny andriamaniny va?
Nefa ireny dia tsy Andriamanitra akory.
Fa ny oloko kosa efa nanakalo

[1] *Heb.* mpiandry ondry.

ny voninahiny tamin' ireny
tsy mahasoa ireny.

12 Talanjòna amin' izany, ry
lanitra!
Ary matahora, ka mangoro-
horoa indrindra, hianareo,
hoy Jehovah!
13 Fa zava-dratsy roa loha no
nataon' ny oloko:
Efa nahafoy Ahy, loharanon'
aina, izy
Ka nihady lavaka famorian-
drano ho any ny tenany,
nefa lavaka mitriatriatra
tsy mahatan-drano.

14 Moa mpanompo va Isiraely?
Ompikely va izy?
Koa nahoana no voababo
izy?
15 Hamely azy no ampieronan'
ny liona tanora sy amoa-
hany feo
Ka mahatonga ny taniny ho
lao;
Nodorana ny tanànany, ka tsy
nisy mponina.
16 Ny mponina tao Memfisa[1] sy
Tapanesa aza
Efa nampangadihady ny tam-
pon-dohanao.
17 Moa tsy ny nahafoizanao any
Jehovah Andriamanitrao
Tamy ny andro nitondrany
anao teny an-dàlana va
No nahatonga izany taminao?
18 Koa inona no anton' ny an-
kanesanao amy ny làlana
mankany Egypta
Hisotro ny ranony Sihora?[2]
Ary inona no anton' ny an-
kanesanao amy ny làlana
mankany Asyria
Hisotro ny rano amy ny
Ony?[3]
19 Ny haratsianao no anafaizana
anao,
Ary ny fiodinanao no anana-
rana anao;
Koa fantaro sy hevero fa
ratsy sady mangidy ny na-
hafoizanao any Jehovah
Andriamanitrao
Sy ny tsy nisian' ny tahotrao
Ahy,
Hoy Jehovah, Tompon' ny
maro.

20 Fa hatramy ny ela no efa
nanapahanao ny zioga
taminao
Sy efa nanitosanao ny fato-
ranao,
Ka hoy hianao: Tsy hety ha-
nompo aho;
Nefa teny amy ny havoana
andrandraina
Sy teny ambanin' ny hazo
maitso rehetra
No nandrianao nijangajanga-
nao.
21 Fa Izaho namboly anao ho
karazam-boaloboka tsara in-
drindra,
Dia rantsana tsara avokoa;
Ka ahoana no nanjary sam-
pany ratsy hianao
Ho voaloboka hafa?
22 Fa na dia misasa sirahazo aza
hianao
Ka maka lavenona betsaka
hanadiovana anao,
Ny helokao dia mbola voaso-
ratra[4] eo anatrehako hiany,
Hoy Jehovah Tompo.
23 Ahoana no anaovanao hoe:
Tsy nanao izay nahaloto
ahy aho,
Tsy nanaraka ireo Bala aho?
Hevero ny nalehanao tany
amin' ilay lohasaha,
Fantaro izay nataonao,
Ry ramevavavy haingam-
pandeha mivezivezy amy ny
alehany,
24 Sy ry borikivavi-dia tamana
any an-efitra,
Izay manimbolo ny rivotra
noho ny faniriany;

[1] *Heb.* Nofa. [2] Neily. [3] Eofrata. [4] *Na:* maloto.

Ary ny fahamaimaizany—iza no mahasakana azy?
Izay rehetra mitady azy dia tsy ho sasa-poana;
Fa amy ny volany no hahitany azy.
25 Aza esorina ny kapa amy ny tongotrao;
Ary aoka tsy ho maina ny tendanao;
Nefa hoy hianao: Tsy misy fanantenana;
Tsia! fa ny hafa no tiako,
Ka dia hanaraka azy aho.

26 Toy ny fangaihain' ny mpangalatra, raha azo,
Dia toy izany no fangaihain' ny taranaky Isiraely,
Eny, izy sy ny mpanjakany sy ny lehibeny
Sy ny mpisorony ary ny mpaminaniny,
27 Dia izay manao amy ny tapakazo hoe: Raiko hianao,
Ary amy ny vato hoe: Hianao no niteraka ahy;
Fa efa niamboho Ahy izy ka tsy nanatrika Ahy;
Nefa amy ny andro fahoriany kosa dia vao hanao hoe izy:
Mitsangàna, ka vonjeo izahay.
28 Fa aiza ireny andriamanitrao izay nataonao ho anao?
Aoka hitsangana ireny, raha mahavonjy anao amy ny andro fahorianao;
Fa araka ny isan' ny tanànanao, ry Joda, no isan' ny andriamanitrao.

29 Nahoana no mifandahatra amiko hianareo?
Fa samy efa niodina tamiko hianareo rehetra, hoy Jehovah.
30 Foana ny namelezako ny zanakareo, fa tsy zaka nanarina izy;
Ny sabatrareo nandringana[1] ny mpaminaninareo,
Toy ny liona mamiravira.
31 Ry taranaka, dinihonareo ny teniny Jehovah!
Moa efa nanjary tany efitra ho any ny Isiraely va Aho,
Na tany maizim-pito?[2]
Nahoana ny oloko no manao hoe: Afaka mikarenjy izahay
Ka tsy hankany aminao intsony?
32 Hanadino ny firàvany va ny virijina,
Na hanadino ny fehin-kibony misy haingony va ny ampakarina?
Nefa tsy hita isa ny andro nanadinoan' ny oloko Ahy.

33 Kanto izany fandehanao hitady fitia izany,
Ka zarinao ho amy ny ratsy ny dianao![3]
34 Ary koa, eo an-tsisin-dambanao no ahitana ny ran' ny olona malahelo izay tsy manan-tsiny,
Tsy tamy ny tami-trano no nahazoanao azy, fa tamin' izany rehetra izany.
35 Nefa hoy hianao: Tsy manantsiny aho,
Efa afaka amiko tokoa ny fahatezerany.
Indro, hifandahatra aminao Aho
Noho ny anaovanao hoe: Tsy nanota aho.
36 Nahoana hianao no maika hanova ny alehanao?
Fa ho menatra noho ny aminy Egypta koa hianao,
Toy ny nahamenaranao noho ny aminy Asyria.
37 Izany koa dia hialanao, ka hiloloha tànana hianao;

---

[1] *Heb.* nihinana. [2] *Na:* tany misy aizim-pito avy aminy Jehovah.
[3] *Na:* Ka na dia ny vehivavy ratsy fanahy aza dia ampianarinao ny fombanao.

Fa nolaviny Jehovah ny tokinao,
Ka tsy hambinina amin' ireo hianao.

III. Fa hoy Izy: [1] Raha misy lehilahy misao-bady,
Ary efa miala ravehivavy ka vadìn' olon-kafa,
Moa mahazo miverina aminy indray va ralehilahy?
Tsy haloto tokoa va izany tany izany?
Fa hianao dia efa nijangajanga tamin-tsakaiza maro,
Ka moa hahazo miverina amiko va hianao? hoy Jehovah.
2 Andrandrao amy ny tendrombohitra mangadihady ny masonao, ka jereo,
Taiza no tsy nandrian' olona taminao?
Teny an-dàlambe no niandrasanao azy
Toy ny Arabo any an-efitra;
Ary ny fijangajanganao sy ny faharatsianao no nandotoanao ny tany,
3 Ka dia voasakana ny orana mivatravatra,
Sady tsy tonga ny fara-orana;
Ary ny handrinao dia handrin' ny vehivavy janga
Ka tsy manan-kenatra.
4 Moa tsy hitaraina amiko va hianao amin' izao sisa izao hoe:
Ry Raiko ô, Hianao no nahazatra ahy, hatry ny fony aho mbola tanora?
5 Ho tezitra mandrakizay va Izy?
Hitahiry fahatezerana hatramy ny farany va Izy?
Indro, efa niteny *toy izany* hianao, nefa nanao izany ratsy izany hiany ka nahatanteraka izany.

*Ny amy ny nanariana ny Isiraely, sy ny mbola handraisana azy indray.*

6 ARY hoy Jehovah tamiko tamy
ny andro nanjakany Josia
mpanjaka: Moa efa hitanao va izay
nataony Isiraely mpiodina? Niaka-
tra ho eny amy ny tendrombohitra
avo rehetra sy ho eny ambanin' ny
hazo maitso rehetra izy ka nijanga-
janga teny. 7 Ary nataoko fa rehefa
nanao izany rehetra izany izy, dia
hiverina amiko. Kanjo tsy niverina
izy. Ary Joda mpivadika rahava-
viny dia nahita izany. 8 Ary hi-
tako fa na dia efa nisaorako aza
Isiraely mpiodina ka nomeko tara-
tasy fisaorana noho ny fijangajan-
gany, dia tsy nety natahotra Joda
mpivadika rahavaviny na dia izany
aza, fa nandeha nijangajanga koa
izy. 9 Ary tamy ny fihorakorahan'
ny fijangajangany [2] no nandotoany
ny tany, ary nijangajanga tamy ny
vato sy ny hazo izy. 10 Fa na dia
izany rehetra izany aza dia tsy nety
niverina tamiko tamy ny fony re-
hetra Joda mpivadika rahavaviny,
fa tamy ny fihatsarambelatsihy hia-
ny, hoy Jehovah.
11 Ary hoy Jehovah tamiko:
Isiraely mpiodina dia hita fa mari-
marina kokoa noho Joda mpiva-
dika. 12 Mandehana, ka torio ma-
natrika ny avaratra izao teny izao
hoe:

Miverena hianao, ry Isiraely mpiodina, hoy Jehovah;
Tsy hampanjombona ny tavako aminareo Aho;
Fa mamindra fo Aho, hoy Jehovah,
Ka tsy hitahiry fahatezerana mandrakizay.
13 Kanefa kosa ekeo ny helokao,
Fa taminy Jehovah Andriamanitrao no niodinanao,
Ary nivezivezy nankany amy ny hafa hianao

---

[1] *Na:* hoy ny olona.

[2] *Na:* Noho ny fijejojejoany sy ny fijangajangany.

Teny ambanin' ny hazo maitso rehetra,
Fa tsy mba nihaino ny feoko hianareo, hoy Jehovah.

14 Miverena, ry zaza mpiodina, hoy Jehovah,
Fa Izaho hiany no vadinareo;
Ary hangalako iray isan-tanàna hianareo
Sy roa isam-pokony,
Ka ho entiko ho any Ziona hianareo;
15 Dia homeko mpitondra [1] araka ny sitrapoko hianareo,
Izay hitondra [2] anareo amy ny fahalalana sy ny fahendrena.
16 Koa rehefa mitombo sy mihamaro amy ny tany hianareo,
Dia amin' izany andro izany, hoy Jehovah,
No tsy hanaovany intsony hoe:
Ny fiaran' ny fanekeny Jehovah;
Ary tsy hosaintsaininy akory izany,
Sady tsy hahatsiaro na ho manina izany izy,
Na hanao fiara intsony.
17 Amin' izany andro izany no hanononana any Jerosalema hoe Seza fiandrianany Jehovah;
Ary hivory any ny jentilisa rehetra
Noho ny anarany Jehovah any Jerosalema,
Ary izy tsy handeha intsony araka ny ditry ny fo ratsiny.

18 Amin' izany andro izany ny taranaky Joda sy ny taranaky Isiraely dia hiaramandeha,
Ka hiara-tonga avy any amy ny tany avaratra izy
Ho any amy ny tany nomeko ny razanareo ho lovany.
19 Ary Izaho efa nanao hoe: He! fa hataoko isan-janako hianao
Ka homeko tany mahafinaritra,
Dia lova izay tena endriky ny firenena.
Eny, hoy Izaho: Hianao hanao Ahy hoe Raiko,
Ka tsy hiala amy ny fanarahana Ahy.
20 Kanefa toy ny vehivavy misintaka miala amy ny lahy,[3]
Dia toy izany tokoa no nisintahanareo niala tamiko,
Ry taranaky Isiraely, hoy Jehovah.
21 Injay! feo re any an-tendrombohitra mangadihady,
Dia fitomaniana amam-pitarainan' ny Zanak' Isiraely;
Fa nivilivily tamy ny nalehany izy
Ary nanadino any Jehovah Andriamaniny.

22 Miverena hianareo, ry zaza mpiodina,
Fa hositraniko ny fiodinanareo.
Indreto, manatona Anao izahay,
Fa Hianao Jehovah no Andriamanitray.
23 Foana tokoa ny horakoraka any amy ny tendrombohitra sy ny havoana;[4]
Marina fa ao aminy Jehovah Andriamanitray ny famonjena ny Isiraely.
24 Fa lanin' ilay mampahamenatra hatramy ny fahazazanay ny zavatra efa nisasaran' ny razanay,
Dia ny ondry aman-osiny sy ny ombiny,
Ny zanani-lahy sy ny zananivavy.
25 Aoka handry ao amy ny henatray izahay,

---

[1] *Heb.* mpiandry ondry. [2] *Heb.* hiandry. [3] *Heb.* sakaizany.
[4] *Na:* Foana tokoa ny fihorakorahana any amy ny havoana.

Ary aoka hanarona anay ny fahafaham-boninahitray,
Satria taminy Jehovah Andriamanitray no efa nanotanay—
Dia izahay sy ny razanay, hatramy ny fahazazanay ka ambaraka andro any—
Sady tsy nihaino ny feony Jehovah Andriamanitray izahay.

IV. Raha hiverina hianao, ry Isiraely, hoy Jehovah, dia ho amiko no hiverenanao,
Ary raha hanaisotra ny fahavetavetanao tsy ho eo imasoko hianao,
Dia tsy hivezivezy foana,
2 Fa hianiana amy ny hitsiny sy ny rariny ary ny fahamarinana hoe:
Raha velona koa Jehovah,—
Dia Izy no holazain' ny firenena ho fahasambarany,
Ary Izy no ho reharehany.

*Ny hanjo ny Joda sy Jerosalema, raha tsy mibebaka izy.*

3 FA izao no lazainy Jehovah amy ny Joda sy Jerosalema:
Hevoy ny tombamborakareo,[1]
Fa aza mamafy amy ny tsilo.
4 Miforà ho any Jehovah hianareo,
Eny, forao ny fonareo,
Ry Joda sy ry mponina any Jerosalema!
Fandrao hiseho toy ny afo ny fahatezerako noho ny faharatsian' ny ataonareo
Ka hirehitra, sady tsy hisy hamono azy.

5 Ambaraonareo ao amy ny Joda,
Ary torio ao Jerosalema,
Ka ataovy hoe: Tsofy ao amy ny tany ny anjomara;
Miantsoantsoa mafy, ka ataovy hoe:
Mivoria hianareo, ka andeha isika hiditra amy ny tanàna mimanda.
6 Manangàna faneva manandrify any Ziona;
Mandosira faingana, aza mijanona;
Fa Izaho hahatonga loza sy fandringanana be avy any avaratra.
7 Misy liona miakatra avy any anaty kirihitrala,
Ary ilay mpanimba ny firenena dia efa miainga,
Efa mivoaka avy amy ny fitoerany hahafoana ny taninao,
Ary hahalao ny tanànanao, ka tsy hisy mponina.
8 Ary noho izany dia misikìna lamba fisaonana[2] hianareo, ka mitomania sy midradradradrà;
Fa ny firehetan' ny fahatezerany Jehovah tsy afaka amintsika.
9 Ary amin' izany andro izany, hoy Jehovah,
Dia ho very hevitra ny mpanjaka sy ny lehibe,
Ary ho kepoka ny mpisorona,
Sy ho gaga ny mpaminany.

10 Dia hoy izaho: Indrisy, Jehovah Tompo ô!
Efa nofitahinao tokoa ity firenena ity sy Jerosalema
Tamy ny nanaovanao hoe: Hisy fiadanana ho anareo;
Kanjo mihatra amy ny aina ny sabatra.

11 Amin' izany andro izany dia holazaina amin' ity firenena ity sy Jerosalema hoe:
Hisy rivo-mahamay avy any an-tendrombohitra mangadihady any an-efitra

[1] *Na:* Miasà tany vaovao ho anareo.

[2] *Heb.* lamba malailay.

Hankamy ny oloko zanakavavy,[1]
Kanefa tsy hikororohana na hanadiovana.
12 Dia ho tonga avy amiko izay rivotra mahery noho ireny;[2]
Ary ankehitriny Izaho kosa hifandahatra aminy.

13 Indro, avy toy ny rahona izy,
Ary tahaka ny tadio ny kalesiny,
Faingana noho ny voromahery ny soavaliny;
Lozantsika! fa lany ringana isika.
14 Ry Jerosalema, sasao ny fonao ho afaka amy ny ratsy,
Mba hovonjena hianao!
Mandra-pahoviana no hitoeran' ny hevi-dratsinao ao am-ponao?
15 Fa injany! misy feo manambara avy any Dana
Sy filazam-pahoriana avy amy ny tany havoany Efraima.
16 Lazaonareo amy ny firenena,
Torio aminy Jerosalema hoe:
Misy mpanao fahirano avy any an-tany lavitra
Ka manakora hamely ny tanànan' ny Joda.
17 Manodidina azy ireo toy ny fanaon' ny mpiandry saha,
Fa efa niodina tamiko izy, hoy Jehovah.
18 Ny alehanao sy ny asanao no nahatonga izany taminao;
Izany no faharatsianao,
Eny, mangidy izany sady mihatra amy ny ainao.

19 Endrey ny kiboko! Endrey izany kiboko!
Manaintaina aho;
Endrey! mila ho triatra izany ny foko![3]
Mitoloko ny foko,
Ka tsy mahay mangina aho;
Fa ny feon' anjomara sy ny akoran' ady dia renao, ry fanahiko.
20 Fandravana mifanontona no ambara,
Rava ny tany rehetra;
Rava tampoka ny laiko,
Eny, rava indray mipì-maso monja ny ambain-daiko.
21 Mandra-pahoviana re no mbola hijereko ny faneva
Sy handrenesako ny feon' anjomara?

22 Fa adala ny oloko,
Izaho tsy mba fantany;
Zaza tsy misy saina izy
Sady tsy manam-pahalalana;
Raha ny hanao ratsy, dia hendry izy;
Fa ny hanao soa kosa tsy fantany.
23 Nojereko ny tany, ka, indro, tsy nisy endrika izy sady foana,
Ary ny lanitra koa, ka, indro, tsy nanam-pahazavana izy;
24 Nojereko ny tendrombohitra, ka, indro, nihorohoro izy,
Ary ny havoana rehetra nihozongozona;
25 Nojereko, ka, indro, tsy nisy olona,
Ary ny voro-manidina rehetra efa nandositra;
26 Nojereko, ka, indro, ny saha mahavokatra[4] aza efa tonga efitra,
Ary ny tanànany rehetra dia rava teo anatrehany Jehovah,
Dia teo anoloan' ny firehetan' ny fahatezerany.

27 Fa izao no lazainy Jehovah:
Ho lao ny tany rehetra,

---

[1] *Na:* Ny làlan' ny oloko zanakavavy dia rivotra mahamay, etc.
[2] *Na:* Dia ho tonga etỳ amiko ny rivotra mahery izay avy amin' ireny.
[3] *Heb.* Endrey ny rindrin' ny foko!
[4] *Na:* Karmela.

Nefa tsy dia holevoniko avokoa izy.
28 Noho izany dia hisaona ny tany,
Ary ho tonga mainty ny lanitra ambony,
Satria efa niteny izany Aho, sady efa nikasa izany
Ka tsy hanenina na hanatsoaka izany.

29 Noho ny fihorakoraky ny mpitaingin-tsoavaly sy ny mpandefa tsipìka
Dia efa mandositra avokoa ny tanàna rehetra;
Mitsofoka any anatin' ny kirihitrala[1] sy mananika ny vatolampy izy;
Lao avokoa ny tanàna rehetra,
Ka tsy misy mponina intsony ao.
30 Ary hanao ahoana hianao, ry ilay rava?
Na dia miakanjo jaky aza hianao,
Na dia miravaka volamena aza hianao,
Na dia hosoranao loko mainty[2] aza ny masonao,
Foana ny itadiavanao hahatsara tarehy anao;
Hanifika anao ireo lehilahy tia anao,
Ka ny ainao aza no hotadiaviny.
31 Fa efa nandre feo Aho tahaka ny vehivavy raha miteraka
Sy fidridridridriana tahaka ny vehivavy izay vao miteraka ny matoany,
Dia ny feony Ziona zanakavavy, izay misefosefo sady mamelatra ny tànany
Ka manao hoe: Lozako!
Fa reraka ny aiko azon' ireo mpamono olona.

*Ny faharatsian' ny olona, izay nahatonga ny loza namely azy.*

V. MIVEZIVEZE eny an-dàlambeny Jerosalema hianareo,
Ka izahao sy fantaro ary tadiavo ao an-kalalahana,
Fa raha mba misy olona hitanareo,
Izay manao ny marina sy mitady ny hitsiny,
Dia havelako ny heloky Jerosalema.
2 Ary na dia misy aza manao hoe: 'Raha velona koa Jehovah,'
Dia entiny mianian-tsy to izany.
3 Jehovah ô, tsy mijery ny toepanahy mahatoky va ny masonao?
Namely azy Hianao, nefa tsy nahatsiaro naharary izy;
Nandany azy Hianao, nefa tsy nety nino anatra izy;
Nohamafisiny mihoatra noho ny harambato ny tarehiny,
Tsy nety niverina izy.
4 Ka dia hoy izaho: Olona ambany ireto;
Adala izy fa tsy mahalala ny làlany Jehovah,
Na ny fitsipik' Andriamaniny;
5 Handeha ho any amy ny lehibe aho lahy ka hiteny aminy;
Fa ireny dia mahalala ny làlany Jehovah
Sy ny fitsipik' Andriamaniny;
Kanjo ireny koa aza dia samy efa nanapaka zioga
Sy nanito fatorana.
6 Koa noho izany dia mamely azy ny liona avy any anala,
Ary mandringana azy ny amboadia[3] avy any an-efitra,
Ny leoparda miandry hamely ny tanànany,

[1] *Heb.* rahona. [2] *Heb.* antimony. [3] lopa.

Ka izay rehetra mivoaka avy ao dia viraviraina;
Fa efa maro ny fahadisoany,
Ary fatratra ny fiodinany.

7 Koa nahoana Aho no hamela ny helokao?
Efa nahafoy Ahy ny zanakao
Ka efa nianiana tamin' izay tsy Andriamanitra;
Efa nampianianiko[1] izy, nefa nijangajanga hiany
Ka nirohitra niditra tao antranon' ny vehivavy janga.
8 Tahaka ny soavaly tsara fahana izy ka nikarenjy tamin' izay tiany,
Samy naneno tamy ny vadin' ny namany avy.
9 Tsy hovaliako va izy amin' izany? hoy Jehovah;
Ary tsy hialako fo va ny firenena toy izany?

10 Miakara eo amy ny màndany hianareo, ka mameleza,
Nefa aza dia levonina avokoa izy;
Esory ny sakeliny,
Satria tsy any Jehovah izy.
11 Fa efa nivadika tamiko mihitsy
Ny taranaky Isiraely sy ny taranaky Joda, hoy Jehovah.
12 Nahafoy any Jehovah izy
Ka nanao hoe: Tsy Izy no izy;
Tsy hisy loza hanjo antsika,
Ary tsy hahita sabatra na mosary isika;
13 Ny mpaminany dia hanjary rivotra,
Ary tsy ao am-pony Ilay miteny;[2]
Eny, izany no hanjo azy.

14 Koa izao no lazainy Jehovah, Andriamanitry ny maro:
Noho ny nanaovanareo izany teny izany,
Indro, hataoko afo ny teniko izay eo am-bavanao,
Ary ity firenena ity ho kitay hazo
Ka holevoniny.
15 Indro, efa hitondra firenena avy lavitra Aho hamely anareo,
Ry taranaky Isiraely, hoy Jehovah,—
Dia firenena mateza hery,
Firenena hatry ny ela,
Firenena izay tsy fantatrao ny fiteniny,
Ka tsy ho azonao izay lazainy.
16 Ny tranon-jana-tsipìkany dia tahaka ny fasana misokatra;
Izy rehetra dia samy lehilahy mahery avokoa.
17 Ary hohaniny ny vokatrao sy ny haninao,
Hohaniny ny zanakao-lahy sy ny zanakao-vavy,
Hohaniny ny ondry amanosinao sy ny ombinao,
Hohaniny ny voalobokao sy ny aviavinao;
Sady horavany amy ny sabatra ny tanàna mimanda izay itokianao.

18 Nefa na dia amin' izany andro izany aza, hoy Jehovah,
Tsy dia holevoniko avokoa hianareo.
19 Ary raha hoy izy:[3]
Nahoana Jehovah Andriamanitsika no dia nanao izany rehetra izany tamintsika?
Dia hovalianao hoe:
Toy ny nahafoizanareo Ahy sy ny nanompoanareo andriamani-kafa teo amy ny taninareo
No hanompoanareo ny firenen-

[1] *Na:* efa novokisako. [2] *Na:* ny teny. [3] *Heb.* hianareo.

kafa any amy ny tany izay tsy anareo.

20 Ambarao ao amy ny taranaky Jakoba,
Ary torio ao amy ny Joda hoe:
21 Henoy izao, ry firenena adala sady tsy manan-tsaina,
Izay mana-maso, fa tsy mahita,
Ary manan-tsofina, fa tsy mandre:
22 Izaho va tsy atahoranareo? hoy Jehovah;
Tsy mangovitra va hianareo eo anatrehako,
Izay nanao ny fasika ho fefin' ny ranomasina,
Dia fetra mandrakizay tsy azony hihoarana?
Ka na dia mitopatopa aza ny onjany, dia tsy mahavaky azy,
Ary na dia mirohondrohona aza, dia tsy mahahoatra azy.
23 Fa ity firenena ity dia manana fo maditra sy miodina;
Mihodina izy ka lasa,
24 Ary tsy manao anakampo akory hoe:
Aoka isika hatahotra any Jehovah Andriamanitsika,
Izay mandatsaka ranonorana,
Dia ny loha-orana sy ny fara-orana amy ny fotoany avy;
Ary ireo herinandro voatendry ho amy ny fararano dia tandremany ho antsika.
25 Ny helokareo no nampiala izany,
Ary ny fahotanareo no misakana ny soa tsy ho azonareo.
26 Fa misy hita fa ratsy fanahy ny oloko;
Mamitsaka sy mijoko toy ny mpamandri-borona izy,
Mamela-pandrika izy, ka olona no azony.
27 Toy ny tranom-borona feno vorona
No mahafeno fitaka ny tranony;
Ary noho izany dia tonga lehibe sy mpanan-karena izy.
28 Efa mihatavy izy ka mandimandina,
Dia mihoapampana amy ny fanaovan-dratsy;
Tsy mety mitsara ady mba hahazoan' ny kamboty ny rariny izy,
Ary ny adin' ny malahelo tsy mba tsarainy.
29 Tsy hovaliako amin' izany va izy? hoy Jehovah;
Tsy hialako fo va ny firenena toy izany?

30 Zava-mahagaga sy mahatsiravina no atao eo amy ny tany:
31 Ny mpaminany maminany lainga,
Ny mpisorona manapaka araka izay atoron' ireny,
Ary ny oloko mankasitraka izany;
Koa hanao ahoana re hianareo any am-parany?

*Ny fahantomotry ny loza voalaza.*

VI. HIANAREO, zanaky Benjamina, mandosira faingana
Hiala any Jerosalema,
Ary tsofy ao Tekoa ny anjomara,
Ka manaova tsangan-afo[1] ao Beti-hakerema;
Fa misy loza sy fandringanana be miposaka avy any avaratra.
2 Ziona zanakavavy dia ampitoviko
Amy ny fiandrasan-ondry misy ahitra milenodenoka.[2]

[1] *Na:* manangàna famantarana.
[2] *Na:* Aringako ilay tsara tarehy sy mihantahanta, dia Ziona zanakavavy.

3 Ao aminy no alehan' ny mpiandry sy ny ondry;
Haoriny manodidina azy ny lainy,
Ka samy handany ny ao akaikiny avy izy.
4 Mitaova hianareo hanao ady masina hamelezana azy;
Mitsangàna, ka andeha isika hiakatra antoandro.
Lozantsika! fa lasan-davitra ny andro,
Ka efa mandroso ny aloky ny hariva.
5 Mitsangàna, ka andeha isika hanao latsak' alina,
Ary aoka horavantsika ny tranobeny.

6 Fa izao no lazainy Jehovah, Tompon' ny maro:
Kapao ny hazo,
Ary manandrata tovon-tany hamelezana any Jerosalema;
Io ilay tanàna hovaliana,
Feno fampahoriana ny ao anatiny.
7 Toy ny loharano mampiboiboika ny ranony
No ampiboiboihany ny faharatsiany;
An-keriny sy fandravana no re ao aminy;
Eo anatrehako mandrakariva ny faharariana sy ny faharatrana.
8 Minoa anatra hianao, ry Jerosalema,
Fandrao miombotra miala aminao ny fanahiko,
Ary fandrao hataoko tany lao hianao,
Dia tany tsy honenana.

9 Izao no lazainy Jehovah, Tompon' ny maro:
Hotsimponina fatratra toy ny fitsimpona voaloboka izay sisa amy ny Isiraely;
Avereno ho amy ny sakeliny[1] ny tànanao
Toy ny mpioty voaloboka.
10 Iza no hilazako sy hanariko mba handrenesany?
Indro, ny sofiny dia tsy voafora,
Ka tsy mahahaino izy;
He! tsatsoiny ny teniny Jehovah
Ka tsy ankamaminy.
11 Fa ny fahatezerany Jehovah mahafeno ahy
Ka tsy zakako tsindriana intsony!
Aidino amy ny ankizy madinika eny an-dàlambe
Sy amy ny fiokoan' ny zatovo izany;
Fa na lehilahy na vehivavy dia hosamborina avokoa,
Ary ny anti-panahy mbamy ny ela niainana koa;
12 Ary ho lasan' ny sasany ny tranony
Mbamy ny sahany sy ny vehivavy koa;
Fa hahinjitro amy ny mponina amy ny tany ny tànako, hoy Jehovah,
13 Satria izy rehetra na ny kely na ny lehibe
Dia samy fatra-pila harena avokoa;
Na ny mpaminany na ny mpisorona
Dia samy mamitaka avokoa.
14 Fa nataotaony foana ny fanasitranany ny faharatran' ny oloko zanakavavy
Tamy ny nanaovany hoe: Fiadanana, fiadanana;
Kanjo tsy misy fiadanana tsinona!
15 Nomenarina izy noho ny nanaovany fahavetavetana,—
Nefa tsy mba menatra akory izy ary tsy mba valahara;
Koa ho lavo ao amin' izay lavo izy,—

[1] *Na:* harona.

Amy ny andro hamaliako azy
dia ho tafintohina izy, hoy
Jehovah.

16 Izao no lazainy Jehovah:
Mijanòna eo an-dàlana hia-
nareo, ka izahao,
Ary anontanio izay làlana
masaka hatry ny ela,
Dia izay làlana mankany amy
ny tsara,
Ka iny no izory,
Dia hahita fitsaharana ho any
ny fanahinareo hianareo,
Nefa hoy izy: Tsy hizotra
izahay.
17 Ary nasiako mpitily hianareo
*hanao hoe:*
Henoy ny feon' ny anjomara!
Nefa hoy hianareo:[1] Tsy hi-
haino izahay.
18 Koa henoinareo, ry jentilisa,
Ary aoka ho fantatrareo, ry
fiangonana, ny hanjo azy.
19 Henoy, ry tany!
Indro, Izaho hahatonga loza
amin' ity firenena ity,
Dia ny vokatry ny heviny
hiany;
Fa tsy nihaino ny teniko izy,
Ary nolaviny ny lalàko.

20 Nahoana no itondrana di-
tin-kazo mani-pofona avy
any Sheba Aho
Sy veromanitra avy any amy
ny tany lavitra?
Tsy sitrako ny fanatitra odo-
ranareo,
Ary tsy mamiko ny zavatra
vonoinareo hatao fanatitra.
21 Koa izao no lazainy Jeho-
vah:
Indro, hasiako fahatafintohi-
nana eo amin' ity firenena
ity,
Ka dia samy ho tafintohina
amin' izany ny ray mbamy
ny zanany;
Ho faty ny olona mbamy ny
namany.

22 Izao no lazainy Jehovah:
Indro, misy firenena avy any
amy ny tany avaratra,
Dia firenena lehibe mitsangana
avy any amy ny faran' ny
tany;
23 Tsipìka sy lefona no entiny,
Lozabe sady tsy mamindra fo
izy;
Ny feony dia mirohondrohona
toy ny ranomasina,
Sady mitaingin-tsoavaly izy
Ary voaomana tahaka ny lehi-
lahy ho amy ny ady,—
Hamelezana anao, ry Ziona
zanakavavy.
24 Efa renay ny lazany,
Ka miraviravy tànana izahay;
Fahoriana no mahazo anay,
Eny, fanaintainana tahaka ny
vehivavy raha miteraka.
25 Aza mivoaka ho any an-tsaha,
Ary aza mandeha amy ny là-
lambe;
Fa manan-tsabatra ny faha-
valo,
Misy fampangorohoroana ma-
nodidina.
26 Ry oloko zanakavavy, misi-
kìna lamba fisaonana hia-
nao, ary mihosena lavenona,
Ka manaova fisaonana toy ny
fisaonana zanakalahy to-
kana, dia fitomaniana fatra-
tra;
Fa ho avy tampoka amintsika
ny mpandringana.

27 Ho mpizaha toetra ao amy
ny oloko no nanendreko
anao, dia ho fiarovana
mafy,
Mba ho fantatrao sy hizahanao
toetra ny alehany.
28 Tena maditra avokoa izy re
hetra
Ka mandehandeha manaratsy,
Varahina sy vy izy;
Samy mpanao ratsy avokoa izy
rehetra.

[1] *Heb.* izy.

29 May ny tafoforana,
Levon' ny afo ny firaka,
Foana ny nandrendrehan' ny mpandrendrika,
Fa tsy voaisotra ny ratsy.
30 Ataon' ny olona hoe 'Volafotsy tsy lany' izy,
Satria tsy laniny Jehovah.

*Fananarana ny olona izay niankina foana tamy ny tempoly sy ny fombam-pivavahana.*

VII. IZAO no teny tonga taminy Jeremia avy taminy Jeho-
vah: 2 Mitsangàna eo am-bavahadin'
ny tranony Jehovah, ary torio eo
izao teny izao, ka ataovy hoe: Mi-
hainoa ny teniny Jehovah hianareo,
ry Joda rehetra, izay miditra amin'
ireto vavahady ireto mba hianko-
hoka eo anatrehany Jehovah. 3
Izao no lazainy Jehovah, Tompon'
ny maro, Andriamanitry ny Isiraely:
Ataovy tsara ny làlanareo sy ny ataonareo,
Dia hamponeniko amin' ity tany ity hianareo.
4 Aza matoky ny teny lainga hoe:
Tempoliny Jehovah, tempoliny Jehovah,
Tempoliny Jehovah ity.
5 Fa raha ataonareo tsara mihitsy ny làlanareo sy ny ataonareo,
Ka mitsara marina ny adin' olona amy ny namany hianareo,
6 Ary tsy mampahory ny vahiny sy ny kamboty sy ny mpitondratena,
Na mandatsaka ra marina amin' ity tany ity,
Sady tsy manaraka andriamani-kafa hahatonga loza aminareo,—
7 Dia hamponeniko amin' ity tany ity hiany hianareo,
Dia eto amy ny tany nomeko ny razanareo,
Hatramy ny ela ka ho mandrakizay.
8 He! hianareo matoky ny teny lainga,
Nefa tsy mahasoa tsinona izany.
9 Hay! hangalatra sy hamono olona sy hijangajanga va hianareo
Ary hianian-tsy to sy handoro ditin-kazo manitra ho any Bala
Sady hanaraka andriamani-kafa izay tsy fantatrareo,
10 Nefa mbola avy miseho eto anatrehako
Amin' ity trano izay efa niantsoana ny anarako ity hiany hianareo
Ka manao hoe: Efa voavonjy izahay — mba hanaovana ireto fahavetavetana rehetra ireto!
11 Moa ataonareo ho zohy fieren' ny jiolahy va
Ity trano izay efa niantsoana ny anarako ity?
Indro ny tenako aza dia mahita izany, hoy Jehovah.

12 Fa mandehana hianareo any amy ny fitoerako izay tao Silo,
Dia ilay nasiako ny anarako tany am-boalohany,
Ka jereo izay nataoko taminy
Noho ny haratsian' ny Isiraely oloko.
13 Koa ankehitriny, hoy Jehovah, satria nanao izany zavatra rehetra izany hianareo,
Ary niteny taminareo Aho, eny, nifoha maraina koa ka niteny taminareo, nefa tsy nohenoinareo,
Ary niantso anareo Aho, nefa tsy novalianareo,—
14 Koa dia ho toy ny nataoko taminy Silo
No hataoko amy ny trano izay efa niantsoana ny anarako sady itokianareo,
Sy amy ny fitoerana izay nomeko anareo sy ny razanareo;

15 Ary hesoriko hiala eto anatrehako hianareo
Toy ny nanesorako ny rahalahinareo rehetra,
Dia ny taranaky Efraima rehetra.

16 Koa aza mivavaka ho an' ity firenena ity hianao,
Ary aza manandratra fitarainana sy fivavahana ho azy
Na mifona amiko;
Fa tsy hihaino anao Aho.
17 Tsy hitanao va ny ataon' ireo any an-tanànan' ny Joda
Sy any an-dàlambeny Jerosalema?
18 Ny zaza manangon-kitay,
Ny ray mandrehitra afo,
Ary ny vehivavy mametafeta ny koba hatao mofo ho any ny mpanjakavavin' ny lanitra
Sy hanidinana fanatitra aidina ho any ny andriamani-kafa
Mba hampahasosotra Ahy.
19 Moa Izaho va no ampahasosorin' ireo, hoy Jehovah,
Fa tsy ny tenany hiany mba ho fangaihainy?

20 Koa izao no lazainy Jehovah Tompo:
Indro, ny fahatezerako sy ny fahavinirako haidina amin' ity tany ity,
Dia amy ny olona sy ny biby fiompy
Sy ny hazo any an-tsaha
Ary ny vokatry ny tany;
Dia hirehitra izany ka tsy hovonoina.

21 Izao no lazainy Jehovah, Tompon' ny maro, Andriamanitry ny Isiraely:
Aoka ny fanatitra odorana ho naman' ny fanatitrareo hafa alatsa-dra, ka mihinàna hena.
22 Fa tsy ny amy ny fanatitra odorana sy ny fanatitra hafa
No nitenenako tamy ny razanareo na nandidiako azy
Tamy ny andro nitondrako azy nivoaka avy tany amy ny tany Egypta;
23 Fa izao kosa no nandidiako azy:
Henoy ny feoko,
Dia ho Andriamanitrareo Aho,
Ary hianareo ho oloko
Ka handeha amy ny làlana rehetra nandidiako anareo,
Mba hahitanareo soa.
24 Kanjo tsy nihaino izy na nanongilana ny sofiny,
Fa nandeha tamy ny fisainany sy ny ditry ny fo ratsiny hiany izy,
Dia niamboho, fa tsy mba nanatrika.
25 Hatramy ny andro nivoahan' ny razanareo avy tany amy ny tany Egypta ka ambaraka andro any
Dia nirahiko ho any aminareo hiany ny mpaminany mpanompoko rehetra,
Eny, nifoha maraina koa isanandro Aho ka naniraka azy mandrakariva.
26 Nefa tsy nihaino Ahy izy ireo
Sady tsy nanongilana ny sofiny,
Fa nanamafy ny hatony
Ka nanao ratsy mihoatra noho ny razany aza.

27 Ary na dia holazainao aminy aza ireo teny rehetra ireo,
Dia tsy hihaino anao izy;
Ary na dia antsoinao aza izy,
Dia tsy hamaly anao.
28 Koa lazao aminy hoe:
Ity no firenena tsy mihaino ny feony Jehovah Andriamaniny
Sady tsy mino anatra;
Very ny fahamarinana,
Fa afaka tamy ny vavany.

29 Hetezo ny volonao, *ry Jerosalema*, ka ario,

Ary manaova hira fahalahelovana any an-tendrombohitra mangadihady,
Satria laviny Jehovah sy afoiny ny taranaka mahatezitra Azy.
30 Fa manao izay ratsy eo imasoko ny taranaky Joda, hoy Jehovah,
Mametraka ny fahavetavetany ao amy ny trano izay efa niantsoana ny anarako izy
Mba handoto azy.
31 Ary izy nanorina ireo fitoerana avo any Tofeta,
Izay ao amy ny lohasahan' ny taranaky Hinoma,
Handoroany ny zanani-lahy sy ny zanani-vavy amy ny afo;
Nefa zavatra tsy mba nandidiako
Na tao an-tsaiko akory aza izany.

32 Koa, indro, avy ny andro, hoy Jehovah,
Izay tsy hanaovana azy intsony hoe Tofeta,
Na Lohasahan' ny taranaky Hinoma,
Fa Lohasaha Famonoana kosa;
Ary any Tofeta aza no handevenana noho ny hateren' ny tany.
33 Ary ny fatin' ity firenena ity dia ho fihinan' ny voromanidina sy ny bibi-dia,
Ka tsy hisy hanaitaitra azy.
34 Dia hatsahatro any an-tanànan' ny Joda sy eny andalàmbeny Jerosalema
Ny feo mifaly sy ny feo miravoravo,
Dia ny feon' ny mpampakatra sy ny feon' ny ampakarina;
Fa ho lao ny tany.

VIII. Amin' izany andro izany, hoy Jehovah, dia hofongarina avy ao am-pasana ny taolan' ny mpanjakan' ny Joda sy ny taolan' ny lehibeny sy ny taolan' ny mpisorona sy ny taolan' ny mpaminany ary ny taolan' ny mponina any Jerosalema,
2 ka haeliny eo anatrehan' ny masoandro sy ny volana ary ny kintana rehetra eny amy ny lanitra, izay efa tiany sy notompoiny sy efa narahiny sy efa notadiaviny ary efa niankohofany teo anatrehany: tsy hangonina na halevina intsony ireny, fa hatao zezika eny ambonin' ny tany. 3
Ary ny sisa rehetra amin' ity taranaka ratsy ity, izay mbola sisa any amy ny tany rehetra nandroahako azy, dia haniry ny ho faty noho ny ho velona, hoy Jehovah, Tompon' ny maro.

*Ny nikirizan' ny olona tamy ny fanaovan-dratsy, sy ny hamafin' ny loza hanjo azy.*

4 ARY koa, lazao aminy hoe:
Izao no lazainy Jehovah:
Ho lavo va ny olona ka tsy hiarina?
Hihodina hivily va ny olona ka tsy hitodika hiverina?
5 Nahoana ity firenena eto Jerosalema ity[1] no miodina
Amy ny fiodinana tsy mety mitsahatra?
Mikikitra mafy amy ny fitaka izy
Ka tsy mety miverina.
6 Nihaino Aho, ka nandre,
Fa manao teny tsy marina izy;
Ary tsy misy manenina ny amy ny haratsiany hoe: Endrey izany nataoko izany!
Izy rehetra dia samy mivily mankamy ny alehany avy[2]
Tahaka ny soavaly miriotra ho amy ny ady.
7 Na dia ny vano eny amy ny lanitra aza dia mahalala ny fotoan' androny,

[1] *Heb.* ity firenena Jerosalema ity.

[2] *Na:* samy mivily eny am-pandehanany.

Ary ny domohina sy ny sidintsidina ary ny vanobe koa
Samy mitandrina ny fotoana fihaviany;
Fa ny oloko kosa tsy mba mahalala ny fitsipiky Jehovah.
8 Ahoana no anaovanareo hoe: Hendry izahay,
Ary ato aminay ny lalàny Jehovah?
Nefa ny fanoratan-daingan' ny mpanoratra mahatonga azy ho lainga.
9 Mahazo henatra ny hendry,
Raiki-tahotra sy voasambotra izy;
Indro, ny teniny Jehovah dia nolaviny,
Ka inona intsony no fahendrena ananany?

10 Ary noho izany dia homeko ho any ny sasany ny vadiny,
Ary ny sahany ho an' izay maka azy,
Satria izy rehetra, na ny kely na ny lehibe, dia samy fatra-pila harena,
Na mpaminany na mpisorona dia samy mamitaka avokoa.
11 Fa nataotaony foana ny fanasitranany ny faharatran' ny oloko zanakavavy
Tamy ny nanaovany hoe: Fiadanana, fiadanana;
Kanjo tsy misy fiadanana tsinona!
12 Nomenarina izy noho ny nanaovany fahavetavetana,—
Nefa tsy mba menatra akory izy, ary tsy mba valahara;
Koa ho lavo ao amin' izay lavo izy,—
Amy ny andro hamaliana azy dia ho tafintohina izy, hoy Jehovah.

13 Hakifako tokoa izy, hoy Jehovah;
Tsy mamoa ny voaloboka, ary tsy misy voany ny aviavy,
Malazo ny raviny;
Ary nanendry izay hanafika azy Aho.
14 Nahoana isika no mbola mipetra-poana?
Mivoria hianareo, ka andeha isika hiditra any an-tanàna mimanda,
Ka dia ho faty ao;
Fa Jehovah Andriamanitsika efa nanendry antsika ho faty
Ka nanome rano mangidy hosotrointsika
Noho ny nanotantsika taminy Jehovah.
15 Nanantena fiadanana isika, kanjo tsy nahita soa;
Ary andro fanasitranana,[1] fa indro fampitahorana.
16 Ny fiefonefon' ny soavaly dia re hatrany Dana;
Mihorohoro ny tany rehetra noho ny fanenon' ny soavaliny matanjaka;
Fa avy izy ka mandany ny tany mbamin' izay rehetra ao aminy,
Dia ny tanàna sy izay monina ao.
17 Fa indro Aho handefa bibilava hamely anareo,
Dia menarana izay tsy azon' ody,
Ka hanaikitra anareo ireny, hoy Jehovah.

18 Indrisy! enga anie ka hisy fahamiramiranana ho ahy eto amy ny alaheloko,
Fa reraka ny foko ato anatiko.
19 Injany! misy feo fitarainan' ny oloko zanakavavy
Hatrany amy ny tany lavitra hoe:
Moa Jehovah tsy ao Ziona va?
Ary tsy ao aminy va ny Mpanjakany?

[1] *Na:* fahafinaretana.

Nahoana no nahatezitra Ahy ireny
Tamy ny sarin-javatra voasokitra ao aminy sy tamy ny zava-poana avy amy ny firenena hafa ?
20 Lasa ny fararano,
Tapitra ny taom-piotazana,
Nefa tsy voavonjy isika.
21 Torotoro aho noho ny fahatorotoroan' ny oloko zanakavavy;
Misaona aho, ary horohoro no mahazo ahy.
22 Moa tsy misy balsama va any Gileada ?
Moa tsy misy dokotera va any ?
Koa nahoana no tsy tanteraka ny fanasitranana ny oloko zanakavavy ?

23 Enga anie ka ho rano ny lohako,
Ary ho loharanon-dranomaso ny masoko,
Mba hitomaniako andro amanalina
Noho ny voavono amy ny oloko zanakavavy !

*Ny alahelony Jeremia noho ny faharatsian' ny olona.*

IX. ENGA anie ka hahita fitoerana any an-efitra aho tahaka ny fitoeran' ny mpandeha !
Dia hahafoy ny fireneko aho ka hiala aminy,
Satria mpijangajanga avokoa izy rehetra,
Eny, mpivadika miray tetika izy.
2 Manenjana ny lelany toy ny fanenjana tsipìka izy mba handefa lainga,
Ary tsy araka ny marina no mahahery azy etỳ ambonin' ny tany;
Fa mandroso amy ny ratsy ka hatramy ny ratsy izy,
Ary Izaho tsy mba fantany, hoy Jehovah.
3 Samia miaro tena amy ny namany avy hianareo,
Ary aza misy matoky olona na dia ny rahalahy aza;
Fa ny rahalahy rehetra dia mamingana tokoa,
Ary ny namana rehetra mandehandeha manaratsy.
4 Izy rehetra samy mamitaka ny namany avy,
Ka tsy misy miteny marina;
Mampianatra ny lelany handainga izy
Ary manasa-tena amy ny fanaovan-dratsy.
5 Ny fonenanao dia ao anatin' ny fitaka;
Fitaka no nandavany tsy hahalalana Ahy, hoy Jehovah.

6 Koa izao no lazainy Jehovah, Tompon' ny maro :
Indro, handrendrika sy hizaha toetra azy Aho;
Fa ahoana no hataoko noho ny amy ny oloko zanakavavy ?
7 Zana-tsipìka mahafaty ny lelany ka miteny fitaka;
Raha amy ny vavany, dia miteny fihavanana amy ny namany izy,
Kanjo ao anatiny kosa dia manao otri-po.
8 Tsy hovaliako va izy amin' izany zavatra izany ? hoy Jehovah;
Tsy hialako fo va ny firenena toy izany ?

9 Noho ny amy ny tendrombohitra no hitomaniako sy hidradradradrako,
Ary noho ny amy ny kijana any an-efitra no hanaovako hira fahalahelovana,
Satria may izy, ka tsy misy mandeha mamaky eo aminy,

Ary tsy misy fimàmàn' omby re intsony,
Ary na ny voro-manidina na ny bibi-dia samy efa nandositra ka lasa avokoa.
10 Ary Jerosalema dia hataoko korontam-bato
Sy fonenan' ny amboadia;[1]
Ary ny tanànan' ny Joda hataoko lao tsy hisy mponina.

11 Iza no olon-kendry mba hahafantatra izao,
Sady efa nitenenan' ny vavany Jehovah mba hanambara izao?
Fa nahoana no noravana ny tany
Sady may ho toy ny efitra,
Ka tsy misy mandeha mamaky eo aminy?
12 Ary hoy Jehovah:
Satria nahafoy ny lalàko izay nataoko teo anoloany izy
Ka tsy nankatò izany
Ary tsy nihaino ny feoko,
13 Fa nandeha araka ny ditry ny fony
Sy nanaraka ireo Bala araka izay nampianarin' ny razany azy,—
14 Dia izao no lazainy Jehovah, Tompon' ny maro, Andriamanitry ny Isiraely:
Indro, hofahanako zava-mahafaty ity firenena ity
Sy hampisotroiko rano mangidy.
15 Ary haeliko any amin' izay jentilisa
Tsy fantany na fantatry ny razany izy;
Ary hampanenjehiko azy ny sabatra
Ambara-pandaniko azy.

16 Izao no lazainy Jehovah, Tompon' ny maro:
Mihevera tsara, ka antsoy ireny vehivavy mpanao hira fahalahelovana mba ho avy;
Eny, ampanalao ireny vehivavy mahay mba ho tonga;
17 Ary asaovy haingana ireny hanandratra fidradradradrana ho antsika,
Mba hampijojy ny ranomasontsika
Sy hampivarina ny ranomaso avy amy ny hodimasontsika.
18 Fa misy feo midradradradra re any Ziona hoe:
Indrisy! rava isika;
Afa-baraka indrindra isika,
Satria tsy maintsy mamoy ny tany,
Fa efa narodana ny trano nitoerantsika.
19 Nefa mihainoa ny teniny Jehovah, hianareo vehivavy,
Ary aoka hohenoin' ny sofinareo ny tenin' ny vavany,
Ka ampianaro fidradradradrana ny zanakavavinareo,
Ary samia mampianatra hira fahalahelovana ny namany avy.
20 Fa ny fahafatesana efa nananika ny varavaran-kelintsika
Ka niditra tao an-dapantsika,
Mba handringana ny ankizy madinika tsy ho eny andalambe
Sy ny zatovo tsy ho eny ankalalahana.
21 Ataovy hoe: Izao no lazainy Jehovah:
Hiampatrampatra ny fatin' ny olona ka ho tonga tahaka ny zezika eny antsaha
Sy tahaka ny amboara nilaozan'[2] ny mpijinja,
Izay tsy misy manangona azy.

---

[1] *Na:* jakala.

[2] *Heb.* any aorian'.

*Ny amy ny tsi-fahatokian-tena, sy ny fahatokiana an' Andriamanitra, Izay mitsara marina.*

22 IZAO no lazainy Jehovah :
Aoka ny hendry tsy hirehareha amy ny fahendreny,
Ary aoka ny mahery tsy hirehareha amy ny heriny,
Ary aoka ny manan-karena tsy hirehareha amy ny hareny ;
23 Fa izay te-hirehareha dia aoka hirehareha amin' izao :
Dia ny fahendreny sy ny fahalalany Ahy ho Jehovah,
Izay manao famindrampo sy fitsarana marina ary fahamarinana etỳ ambonin' ny tany ;
Fa izany no sitrako, hoy Jehovah.

24 Indro, avy ny andro, hoy Jehovah,
Izay hamaliako ny voafora rehetra mbamy ny tsy voafora koa,[1]
25 Dia Egypta sy Joda sy Edoma
Sy ny taranaky Amona ary Moaba
Mbamin' izay rehetra voahety sisim-bolo,
Izay monina any an-efitra ;
Fa ny jentilisa rehetra dia tsy voafora,
Ary ny taranaky Isiraely rehetra kosa dia tsy voafora fo.

*Ny mahatsinontsinona ny sampy, ary ny fampisehoana ny voninahitry Jehovah sy ny fahatezerany.*

X. HENOY ny teny izay lazainy Jehovah aminareo, ry taranaky Isiraely !
2 Izao no lazainy Jehovah :
Aza mianatra ny fanaon' [2] ny jentilisa ;
Ary aza matahotra ireo famantarana eny amy ny lanitra ;
Fa ny jentilisa no matahotra izany.
3 Fa ny fanaon' ny firenena dia zava-poana ;
Fa hazo nokapaina tany anala ireny,
Dia asan-tànan' ny mpiasa amy ny famaky ;
4 Volafotsy sy volamena no andravahany azy,
Ary hombo sy tantanana no entiny manamafy azy,
Mba tsy hihetsiketsehany.
5 Toy ny hazo voasana ho saridrofia [3] izy,
Fa tsy mahateny ;
Ary entina hiany izy, fa tsy mba afa-mandeha ;
Aza matahotra azy, fa tsy mahatonga loza izy
Sady tsy mahay manisy soa.

6 Tsy misy tokoa izay tahaka Anao, Jehovah ô ;
Lehibe Hianao, ary lehibe amy ny hery ny anaranao.
7 Iza no tsy hatahotra Anao, ry Mpanjakan' ny firenena !
Fa Hianao no iendrehan' izany,
Eny, amy ny hendry rehetra amy ny firenena
Sy amy ny fanjakany rehetra dia tsy misy tahaka Anao.
8 Fa ketrina sy adala avokoa izy rehetra ;
He ! fananaram-poana ! fa tapa-kazo hiany.
9 Volafotsy voafisaka nalaina avy tany Tarsisy
Sy volamena avy tany Ofaza izany,
Asan-tànan' ny mpiasa sy ny mpanefy volamena ;
Lamba manga sy volomparasy ny fitafiany ;
Asan' ny mahay zavatra izy rehetra.

---

[1] *Na :* izay toy ny tsy voafora.

[2] *Heb.* didin'.

[3] palma.

10 Fa Jehovah no Andriamanitra tokoa,
Eny, Izy no Andriamanitra velona sy Mpanjaka mandrakizay,
Izay mampihorohoro ny tany amy ny fahatezerany,
Ka tsy tantin' ny firenena ny fahavinirany—
11 (Izao no holazainareo amin' ireny:
Ny amy ny andriamanitra izay tsy mba nanao ny lanitra sy ny tany,
Dia ho levona tsy ho amy ny tany na ho atỳ ambanin' ny lanitra ireny)—
12 Dia Ilay nanao ny tany tamy ny heriny
Sy nampiorina izao tontolo izao tamy ny fahendreny
Ary namelatra ny lanitra tamy ny fisainany.
13 Raha mampirohondrohona ny rano any an-danitra Izy,
Dia mampiakatra fofona avy any amy ny faran' ny tany;
Manao ny helatra ho amy ny ranonorana Izy
Sady mamoaka ny rivotra avy amy ny firaketany.
14 Efa ketrina avokoa ny olona rehetra ka tsy manam-pahalalana;
Menarina noho ny sarin-javatra voasokitra ny mpanefy volamena rehetra;
Fa fitaka ny sarin-javatra anidina,
Sady tsy misy fofon' aina ao aminy.
15 Zava-poana ireny, dia asa mahatsikaiky foana;
Amy ny andro hamaliana azy dia ho levona izy.
16 Tsy mba tahaka ireo ny Anjarany Jakoba;
Fa Mpamorona ny zavatra rehetra Izy;
Ary ny Isiraely no firenena lovany;
Jehovah, Tompon' ny maro, no anarany.

17 Angòny ny korontan' entanao, ka ento hiala amy ny tany,
Ry ilay mipetraka ao amy ny haterena!
18 Fa izao no lazainy Jehovah:
Indro, hatorako ho indray misidina toy ny vaton' antsamotady ny mponina amy ny tany,
Ary hataoko tery izy mba hahitany.

19 Mahita loza aho, fa torotoro!
Tsy azo sitranina ny feriko;
Nefa hoy izaho: Anjara-fahoriako izao, ka dia hozakaiko hiany.
20 Rava ny laiko,
Ary tapaka avokoa ny kofehindaiko;
Lasa ny zanako, ka tsy misy intsony,
Eny, tsy misy hamelatra ny laiko intsony
Na hanantona ny ambaindaiko.
21 Fa efa ketrina ny mpiandry ondry
Ka tsy mitady any Jehovah;
Izany no tsy mahahendry azy,
Ka dia miely ny ondry andrasany rehetra.
22 Injany! misy siosion-teny hoe: Indro tamy izy
Amy ny fihorakorahana be avy any amy ny tany avaratra
Mba hahatonga ny tanànan' ny Joda ho lao
Sy ho fonenan' ny amboadia.[1]

23 Jehovah ô, fantatro fa tsy any ny olombelona ny làlan-kalehany,

[1] *Na:* jakala.

Na any ny mpandeha ny halalavorary ny diany.
24 Jehovah ô, anaro aho, nefa araka ny antonony hiany,
Fa tsy amy ny fahatezeranao, fandrao hataonao tonga tsinontsinona aho.
25 Aidino amy ny jentilisa izay tsy mahalala Anao ny fahatezeranao,
Dia amy ny taranaka izay tsy miantso ny anaranao;
Fa efa nihinana any Jakoba ireo,
Eny, nihinana sy nahalevona azy
Ary nahalao ny fonenany.

*Ny nivadihan' ny Isiraely tamy ny fanekena nataony Jehovah taminy, sy ny nanjo azy noho izany.*

XI. IZAO no teny tonga taminy Jeremia avy taminy Jehovah:
2 Mihainoa ny tenin' izao fanekena izao hianareo,
Ary mitenena amy ny Joda
Sy amy ny mponina any Jerosalema,
3 Ary ataovy aminy hoe:
Izao no lazainy Jehovah, Andriamanitry ny Isiraely:
Ho voaozona izay olona tsy mankatò ny tenin' izao fanekena izao,
4 Izay nandidiako ny razanareo
Tamy ny andro nitondrako azy nivoaka avy tany amy ny tany Egypta,
Dia avy tao amy ny memy fandrendreham-by,
Ka nanaovako hoe: Mihainoa ny feoko,
Ary mankatoava ireny araka izay rehetra andidiako anareo,
Dia ho oloko hianareo,
Ary Izaho kosa ho Andriamanitrareo,
5 Mba hotoviko ny fianianana izay nianianako tamy ny razanareo,
Dia ny hanomezana azy tany tondra-dronono sy tantely
Tahaka ny amin' izao anio izao.
Dia namaly aho ka nanao hoe:
Ho izany tokoa anie,[1] Jehovah ô!

6 Ary hoy Jehovah tamiko:
Torio any an-tanànan' ny Joda
Sy any an-dàlambeny Jerosalema izany teny rehetra izany, ka lazao hoe:
Henoy ny tenin' izao fanekena izao,
Ka ankatoavy izy.
7 Fa nananatra mafy ny razanareo Aho
Tamy ny andro nitondrako azy nivoaka avy tany amy ny tany Egypta
Ka ambaraka andro any;
Eny, nifoha maraina koa Aho ka nananatra hoe:
Mihainoa ny feoko.
8 Nefa tsy nihaino izy na nanongilana ny sofiny,
Fa samy nandeha tamy ny ditry ny fo ratsiny hiany izy;
Ka dia nataoko mihatra aminy ny teny rehetra amin' izao fanekena izao,
Ilay nasaiko nataony, nefa tsy nataony.

9 Ary hoy koa Jehovah tamiko:
Misy tetika fikomiana hita ao amy ny Joda
Sy amy ny mponina any Jerosalema.
10 Fa izy niverina nankamy ny heloky ny razany,
Izay tsy nety nihaino ny teniko,
Ary lasa nanaraka andriamani-kafa izy ka nanompo azy;

[1] *Heb.* Amena.

Ny taranaky Isiraely sy ny
taranaky Joda efa nivadika
ny fanekeko,
Izay nataoko tamy ny razany.

11 Koa izao no lazainy Jehovah:
Indro, Izaho hahatonga loza
aminy, izay tsy azony handosirana;
Ary na dia hitaraina amiko
aza izy,
Dia tsy hihaino azy Aho.
12 Dia handeha ny tanànan' ny
Joda sy ny mponina any
Jerosalema
Ka hitaraina amin' ireny andriamaniny, izay efa nandoroany ditin-kazo manitra;
Nefa ireny tsy hahavonjy azy
akory amy ny andro fahoriany.
13 Fa araka ny isan' ny tanànanao, ry Joda, no isan' ny
andriamanitrao;
Ary araka ny isan' ny làlambeny Jerosalema no isan'
ny alitara naorinareo ho
an' ilay mampahamenatra,
Dia alitara handoroana ditinkazo manitra ho any Bala.

14 Koa aza mivavaka ho an'
ity firenena ity hianao,
Ary aza manandratra fitarainana na fifonana ho azy;
Fa amy ny andro izay hitarainany amiko noho ny fahoriany
Dia tsy hihaino azy Aho.

15 Hanao inona ao an-tranoko
ny malalako?
Fa efa namoron-tsain-dratsy
niaraka tamy ny maro izy,
Ary ny hena masina dia esorina aminao;[1]
Raha azon-doza hianao, mifalia
ary!
16 'Hazo oliva maitso sady misy
voany maha-te-hizaha'
No nataony Jehovah anaranao;
Tamy ny fihorakorahana be
no nandrehetany afo taminy,
Ary notapahina ny rantsany.
17 Fa Jehovah, Tompon' ny maro,
Izay namboly anao,
No nanambara ny loza hanjo
anao,
Noho ny ratsy nataon' ny
taranaky Isiraely sy ny
taranaky Joda,
Izay nahavoa ny tenany ka
nahatezitra Ahy,
Dia tamy ny nandoroany
ditin-kazo manitra ho any
Bala.

*Ny teny nasainy Jehovah nolazaina ny amy ny mponina tao Anatota, izay nitady hamono any Jeremia.*

18 ARY nampahafantariny Jehovah aho, ka dia nahalala;
Tamin' izany dia nasehonao
ahy ny fanaony.
19 Fa izaho dia tahaka ny zanak'
ondry bonaika, izay entina
hovonoina;
Ary tsy fantatro fa izao no
tetika nataony namelezany
ahy:
Aoka hosimbantsika ny hazo
mbamy ny voany,
Ary aoka hofongorantsika
hiala amy ny tanin' ny
velona izy,
Mba tsy hotsarovana intsony
ny anarany.
20 Nefa, ry Jehovah, Tompon'
ny maro ô, Izay mitsara
marina
Ka mamantatra ny voa sy ny
fo—
Aoka ho hitako ny famalianao
azy;

---

[1] *Na:* [Nahoana ny malalako no manao fahavetavetana eto an-tranoko? Moa ny voady sy ny hena masina va no hampiala ny faharatsianao, na hahafalianao handositra?].

Fa aminao no efa nanankinako
ny adiko.

21 Koa izao no lazainy Jehovah
ny amy ny mponina ao Anatota,
izay mitady ny ainao ka manao hoe:
Aza maminany amy ny anarany
Jehovah, fandrao matin' ny tànanay
hianao,—22 izao no lazainy Jehovah,
Tompon' ny maro:

Indro, hovaliako izy,
Ka ny zatovo ho fatin-tsabatra,
Ary ny zanani-lahy sy ny zanani-vavy ho fati-mosary;
23 Ka tsy hisy hiangana izy;
Fa hahatonga loza amy ny mponina ao Anatota Aho
Amy ny taona hamaliana azy.

*Ny fitarainana nataony Jeremia noho ny nanambinana ny ratsy fanahy, sy ny navaliny Jehovah azy.*

XII. RAHA mifandahatra aminao aho, Jehovah ô, dia Hianao no marina;
Nefa kosa aoka hiany mba handahatra aminao aho:
Nahoana ary no ambinina ny làlàn' ny ratsy fanahy?
Nahoana no miadana ny mpiodina rehetra?
2 Nambolenao izy, ka dia miorimpaka;
Mitombo izy, ka dia mamoa;
Manakaiky Anao amy ny vavany izy, nefa manalavitra Anao amy ny fony.[1]
3 Fa Hianao, Jehovah ô, mahalala ahy;
Mahita ahy Hianao sady mizaha toetra ny foko ny aminao;
Sariho toy ny ondry hovonoina ireny,
Ary atokàny[2] ho amy ny andro hamonoana.

4 Mandra-pahoviana no hisaonan' ny tany
Sy hahalazoan' ny ahitra any amy ny saha rehetra?
Noho ny faharatsian' ny mponina any
Dia lany ringana ny biby sy ny vorona;
Fa hoy ireo: Tsy mba hahita izay hiafarantsika izy.
5 Raha niara-nihazakazaka tamy ny mandeha an-tongotra hianao ka voany,
Dia hataonao ahoana no fihaika ny soavaly?
Ary raha eny amy ny tany miadana no anananao toky,
Hanao ahoana kosa hianao, raha mby any amy ny kirihitrala eny amorony[3] Jordana?
6 Fa na dia ny rahalahinao sy ny mpianakavin' ny rainao aza
Dia samy namitaka anao;
Eny, niantso mafy teo aorianao ireo;
Aza mino azy, na dia tsara fiteny aminao aza izy.

7 Nilaozako ny tranoko,
Nafoiko ny lovako;
Ny sombin' aiko dia natolotro ho eo an-tànan' ny fahavalony.
8 Raha amiko, ny lovako dia efa toy ny liona any an-ala;
Mierona amiko izy, ka dia halako.
9 Moa tahaka ny vorona mpihaza hafahafa volo amiko va ny lovako,
No mivory manodidina azy ny vorona mpihaza?
Avia, ka angony ny bibi-dia rehetra,
Ampanatony ireny hihinana.
10 Mpitondra maro no nanimba ny tanimboaloboko,
Nohitsakitsahiny ny anjarako;
Nataony tany efitra lao ny anjarako mahafinaritra;

[1] *Heb.* voany. [2] *Heb.* hamasino. [3] *Heb.* ny reharehany.

11 Nataony lao izany, eny, lao
izy ka mitomany amiko;
Nataony lao avokoa ny tany
rehetra,
Satria tsy nisy nandatsaka
am-po.
12 Ny mpandrava dia tonga any
amy ny tendrombohitra
mangadihady rehetra any
an-efitra;
Fa misy sabatry Jehovah mandringana
amy ny faran' ny
tany ka hatramy ny farany
koa,
Ka dia tsy misy fiadanana ho
any ny nofo rehetra.
13 Vary no nafafiny, fa tsilo no
nojinjany;
Nanasatra ny tenany izy,
kanjo herim-po very foana
izany;
Dia hangaihay ny amy ny
zavatra azonareo hianareo
Noho ny firehetan' ny fahatezerany
Jehovah.

14 Izao no lazainy Jehovah ny
amin' ireo ratsy fanahy rehetra mifanakaiky
fonenana amiko ireo, dia
izay mikasikasika ny tany nomeko
ho lovan' ny Isiraely oloko:
Indro, hongotako tsy ho amy
ny taniny ireo,
Ary ny taranaky Joda koa dia
hongotako tsy ho eo aminy.
15 Nefa nony efa voaongotra izy,
dia hamindra fo aminy indray
Aho,
Ka samy ho entiko mody any
amy ny lovany sy ny taniny
avy indray izy.
16 Koa raha mba hianatra ny
fanaon' ny oloko tokoa ireo
Ka hianiana amy ny anarako
hoe: 'Raha velona koa Jehovah,'
Tahaka ny nampianaran' ireo
ny oloko hianiana aminy
Bala,
Dia haorina ao amy ny oloko
izy;
17 Fa raha tsy hankatò kosa izy,
dia hongotako izany firenena
izany,
Eny, hongotako sy haringako
izy, hoy Jehovah.

*Ny hampietrena ny avonavon' ny Joda.*

XIII. IZAO no nolazainy Jehovah
tamiko: Andeha mividy
fehin-kibo rongony ho anao, ka ifehezo
ny kibonao, fa aza atao anaty
rano. 2 Dia nividy fehin-kibo aho
araka ny teniny Jehovah ka nifehezako
ny kiboko. 3 Ary tonga tamiko
fanindroany ny teniny Jehovah
hoe: 4 Ento ny fehin-kibo izay novidinao,
dia ilay ifehezanao ny kibonao,
ka mitsangàna, mankanesa any
Eofrata, ary afeno ao an-tsefatsefaky
ny harambato izy. 5 Ka dia nandeha
aho, ary nafeniko tao amorony
Eofrata izy, araka ny nandidiany
Jehovah ahy.
6 Ary nony afaka andro maro,
dia hoy Jehovah tamiko: Mitsangàna,
ka mankanesa any Eofrata,
ary alao any ny fehin-kibo, dia ilay
nasaiko nafeninao tany. 7 Dia
nankany Eofrata aho ka nihady, ary
nalaiko tao amy ny fitoerana nanafenako
azy ilay fehin-kibo; kanjo,
indro, simba ny fehin-kibo ka tsy
azo natao na inona na inona intsony.
8 Dia tonga tamiko ny teniny
Jehovah hoe:
9 Izao no lazainy Jehovah:
Tahaka izany no hanimbako
ny avonavon' ny Joda
Sy ny haben' ny avonavony
Jerosalema.
10 Ity firenena ratsy ity, izay tsy
mety mihaino ny teniko,
Fa mandeha amy ny ditry ny
fony
Ka manaraka andriamani-kafa
Mba hotompoiny sy hiankohofany,
Dia ho tahaka ity fehin-kibo
ity, izay tsy azo atao na
inona na inona intsony.
11 Fa toy ny firaikitry ny fehin-

kibo amy ny valahan' ny olona
No nampiraiketako ny taranaky Isiraely sy ny taranaky Joda rehetra tamiko, hoy Jehovah,
Mba ho olona sy anarana
Sy fiderana ary voninahitra ho Ahy ireny;
Kanjo tsy nety nihaino izy.

12 Ary izao teny izao dia lazao
aminy hoe: Izao no lazainy Jeho-
vah, Andriamanitry ny Isiraely:
Ny tavoara rehetra dia feno divay;
ary izy hanao aminao hoe: Moa tsy
efa fantatray hiany va fa feno divay
ny tavoara rehetra? 13 Dia hola-
zainao aminy hoe: Izao no lazainy
Jehovah:
Indro, hataoko leony[1] ny mponina rehetra amin' ity tany ity,
Dia ny mpanjaka, izay mipetraka amy ny seza fiandrianany Davida,
Sy ny mpisorona sy ny mpaminany
Ary ny mponina rehetra any Jerosalema.
14 Ary hampifamohiko izy,
Dia ny ray mbamy ny zanany, hoy Jehovah;
Tsy hiantra Aho, na hitsitsy, na hamindra fo tsy handringana azy.

15 Mandrenesa ka mihainoa,
Aza miavonavona;
Fa Jehovah no miteny.
16 Manomeza voninahitra any Jehovah Andriamanitrareo,
Dieny tsy mbola mahatonga ny maizina Izy,
Ary dieny tsy mbola tafintohina amy ny tendrombohitra maizimaizina ny tongotrareo,
Ka raha miandry ny mazava hianareo,
Dia hataony tonga ho aloky ny fahafatesana,
Ka hampodiny ho aizim-pito.
17 Fa raha tsy hihaino izany hianareo,
Dia hitomany any amy ny mangingina ny fanahiko, satria misy fiavonavonana;
Eny, ny masoko hamarindranomaso hijononoka be,
Satria voababo ny ondriny Jehovah.

18 Lazao amy ny andriamanjaka sy ny reniny hoe:
Mitombena amy ny tany;
Fa ho afaka ny firavaka eo an-dohanareo,
Dia ny satroboninahitrareo tsara tarehy.
19 Voarindrina ny tanàna any amy ny tany atsimo,
Ka tsy misy mamoha;
Lasan-ko babo Joda,
Eny, lasan-ko babo avokoa izy rehetra.

20 Atopazy ny masonareo,
Ka tazano izay avy any avaratra;
Aiza ny ondry andiany izay nomena anao,
Dia ny ondrinao tsara tarehy?
21 Ahoana re no holazainao, raha tendreny hanapaka anao ireny sakaizanao ireny,
Fa hianao hiany no nampianatra azy handrafy anao?
Tsy hahazo anao va ny fanaintainana toy ny vehivavy raha miteraka?
22 Ary raha manao anakampo hianao hoe:
Ahoana no nahatonga izao tamiko?
Noho ny haben' ny helokao no nampiaingana ny morontongotr' akanjonao
Sy nandratrana ny ombelahintongotrao.

[1] *Heb.* feno.

23 Moa mahova ny hodiny va ny Etiopiana,
Ary ny leoparda va mahova ny sorany?
Raha izany, dia mahazo manao tsara koa
Hianareo izay efa zatra nanao ratsy.
24 Koa dia haeliko izy
Toy ny vodivary indaosin' ny rivotra avy any an-efitra.
25 Izany no lokanao,
Dia anjara voarefy ho anao, hoy Jehovah,
Satria nanadino Ahy hianao
Ka nitoky tamy ny lainga.
26 Ary Izaho kosa dia hampiainga ny morontongotr' akanjonao ho eny amy ny tavanao,
Mba hisehoan' ny henatrao.
27 Ny fijangajanganao sy ny fanenonao,[1]
Ny fahavetavetan' ny fijejojejoanao any amy ny havoana any an-tsaha,—
Eny, samy efa hitako avokoa ireo fahavetavetanao ireo.
Lozanao, ry Jerosalema!
Mandra-pahoviana no mbola tsy hetezanao hanadio ny tenanao?

*Ny tsy hahafahan' ny olona amy ny loza, na dia efa nifonany Jeremia tamin' Andriamanitra aza izy.*

XIV. NY teniny Jehovah izay tonga taminy Jeremia ny amy ny mosary.
2 Misaona ny Joda,
Ary mitanondrika ny vavahadiny;
Mitafy lamba fioriana izy ka mipetraka amy ny tany;
Ary miakatra ny fitarainany Jerosalema.
3 Ny lehibeny maniraka ny madinika hantsaka rano;
Dia tonga any amy ny lavaka famorian-drano ireny, nefa tsy mahita rano
Ka miverina mitondra loha mody;
Menatra sy mangaihay izy ka misaron-doha.
4 Noho ny fangentan'[2] ny tany
Noho ny tsy nilatsahan' ny ranonorana taminy,
Dia menatra ny mpiasa ka misaron-doha.
5 Ary na dia ny dieravavy any an-tsaha aza, raha miteraka, dia mahafoy
Noho ny tsi-fisian' ny ahimaitso.
6 Ary ny boriki-dia mijanona eny an - tendrombohitra mangadihady,
Mihanahana maniryny rivotra toy ny amboadia[3] izy;
Manjambena ny masony noho ny tsi-fisian' ny ahitra.

7 Ry Jehovah ô, na dia miampanga anay aza ny helokay,
Miasà hiany Hianao noho ny anaranao;
Fa be ny fiodinanay,
Taminao no nanotanay.
8 Ry Fanantenan' ny Isiraely ô,
Mpamonjy azy amy ny andro fahoriana!
Nahoana Hianao no dia toy ny vahiny amy ny tany
Ary toy ny mpandeha izay manorin-day handry indray alina monja?
9 Nahoana Hianao no dia toy ny olona ankona
Ary toy ny lehilahy mahery tsy mahavonjy?
Nefa mbola ato aminay hiany Hianao, Jehovah ô,
Ary ny anaranao dia efa nantsoina taminay;
Aza dia mandao anay.

10 Izao no lazainy Jehovah amin' ity firenena ity:
Te-hireniren y toy izao izy

[1] *Izahao* v 8. [2] *Na:* Satria tora-kovitra. [3] *Na:* jakala.

Ka tsy mahajanona ny tongony;
Tsy sitraky Jehovah izy,
Ankehitriny dia tsaroany ny helony,
Ary valiany ny fahotany.

11 Dia hoy Jehovah tamiko:
Aza mivavaka ho an' ity firenena ity hahasoa azy.
12 Fa na dia mifady hanina aza izy, dia tsy hihaino ny fitarainany Aho;
Ary na dia manatitra fanatitra odorana sy fanatitra hohanina aza izy, dia tsy hankasitraka azy Aho,
Fa haripako amy ny sabatra sy ny mosary ary ny aretimandringana izy.
13 Dia hoy izaho:
Indrisy, Jehovah Tompo ô!
Indreo ny mpaminany manao aminy hoe:
Tsy hiharan' ny sabatra hianareo,
Ary tsy ho mosarena;
Fa homeko fiadanana maharitra eto amin' ity tany ity hianareo.

14 Dia hoy Jehovah tamiko:
Ireo mpaminany ireo dia maminany lainga amy ny anarako;
Tsy naniraka azy Aho,
Na nandidy azy, na niteny taminy;
Fa fahitana mandainga sy faminaniana tsy marina
Ary tsinontsinona sy fitaky ny fony no aminaniany aminareo.
15 Koa izao no lazainy Jehovah
ny amin' ireo mpaminany izay ma-
minany amy ny anarako ireo—nefa
tsy nirahiko tsinona—ka milaza fa
tsy hisy sabatra sy mosary eto amin'
ity tany ity:
Ny sabatra sy ny mosary indrindra no handringanana ireo mpaminany ireo.
16 Ary ny firenena izay aminanian' ireo koa dia hiely faty eny an-dàlambeny Jerosalema
Noho ny mosary sy ny sabatra,
Ka tsy hisy mpandevina ireny,
Na ny tenany, na ny vadiny, na ny zanani-lahy, na ny zanani-vavy,—
Fa haidiko ao aminy ny faharatsiany.
17 Koa lazao aminy izao teny izao:
Ny ranomasoko hijononoka andro aman-alina ka tsy hitsahatra;
Fa ny oloko, zanakavavy virijina, naratra mafy dia mafy
Tamy ny kapoka maharary indrindra.
18 Raha mivoaka any an-tsaha aho,
Dia indreny ny matin-tsabatra!
Ary raha miditra ao an-tanàna kosa aho,
Dia indreo ny anan' ny mosary!
Eny, ny mpaminany sy ny mpisorona dia mirenireny mankamy ny tany tsy fantany.[1]

19 Efa narianao tokoa va Joda?
Efa naharikoriko ny fanahinao va Ziona?
Nahoana no dia mamely anay Hianao, ka efa tsy mety sitrana izahay?
Nanantena fiadanana izahay, kanjo tsy nahita soa,
Ary andro fanasitranana,[2] fa indro fampitahorana.
20 Jehovah ô, tsaroanay ny faharatsianay sy ny heloky ny razanay;
Fa efa nanota taminao izahay.

[1] *Na:* ka tsy mahalala.

[2] *Na:* fahafinaretana.

21 Noho ny amy ny anaranao dia
aza arianao izahay;
Aza atao ho tsinontsinona ny
seza fiandrianan' ny vonina-
hitrao;
Tsarovy, ka aza tsoahanao ny
fanekenao taminay.
22 Mba misy mahalatsaka ranon-
orana va ireny sampin'[1]
ny jentilisa ireny?
Na mahay mandatsaka ranon-
orana mivatravatra va ny
lanitra?
Fa tsy Hianao hiany va no
Izy, ry Jehovah Andria-
manitray ô?
Koa manantena Anao izahay,
Satria Hianao no nanao ireo
zavatra rehetra ireo.

XV. Ary hoy Jehovah tamiko: Na
dia Mosesy sy Samoela aza no
mitsangana eto anatrehako, dia tsy
hankasitraka ity firenena ity ny
fanahiko; roahy tsy ho eo anatre-
hako izy, eny, aoka hiala izy. 2
Ary raha tàhiny izy manao aminao
hoe: Hiala hankaiza izahay? dia
ataovy aminy hoe: Izao no lazainy
Jehovah:
Izay ho amy ny areti-man-
dringana[2] dia ho amy ny
areti-mandringana,[2]
Ary izay ho amy ny sabatra
dia ho amy ny sabatra,
Ary izay ho amy ny mosary
dia ho amy ny mosary,
Ary izay ho amy ny fahaba-
boana dia ho amy ny faha-
baboana.
3 Ary manendry zavatra efatra
karazana Aho hamelezana
azy, hoy Jehovah:
Dia ny sabatra hamono sy ny
amboa hamiravira
Ary ny voro-manidina sy ny
bibi-dia
Hihinana sy handany;
4 Ary manolotra azy ho mpan-
jenjena any amy ny fanja-
kana rehetra[3] amy ny tany
Aho
Noho ny aminy Manase, za-
naky Hezekia, mpanjakan'
ny Joda,
Dia noho izay nataony tany
Jerosalema.

5 Fa iza no hangoraka anao,
ry Jerosalema?
Ary iza no hitsapa alahelo
anao?
Ary iza no hivily hanantsafa
anao?
6 Hianao efa nahafoy Ahy sady
efa nihemotra, hoy Jeho-
vah,
Ka dia ahinjitro kosa ny tà-
nako hamely anao,
Ka efa mandringana anao
Aho, fa efa sasatra ny man-
defitra.[4]
7 Ary kororohiko amy ny fiko-
rorohana izy
Ho any amy ny vava-tany;
Ary foanako anaka ny oloko,
Eny, aringako izy—tsy mety
miala amy ny fanaony mba
hiverina izy.
8 Ny mpitondratenany miha-
maro eo imasoko mihoatra
noho ny fasika any an-
dranomasina;
Mitondra mpandringana ho
ao aminy Aho handripaka
ny renin' ny zatovo,
Na dia mitataovovonana aza
ny andro;
Ataoko tonga tampoka aminy
ny fanaintainana sy ny ta-
hotra.
9 Izay niteraka fito dia mihaosa,
Miala aina izy,
Milentika mbola antoandro
ny masoandrony,
Menarina sy mangaihay izy;
Ary izay sisa aminy dia hato-
lotro ho voan' ny sabatra

---

[1] *Heb.* zava-poanan'.
[2] *Heb.* fahafatesana.
[3] *Na:* ho fampangovitana ny fanjakana rehetra.
[4] *Heb.* manenina.

eo anoloan' ny fahavalony,
hoy Jehovah.

*Fitarainany Jeremia tamin' Andriamanitra, sy ny teny fampiononana navaliny azy.*

10 LOZAKO, ry neny, ny niterahanao ahy,
Izay lehilahy iJana ady sy fifandirana eny amy ny tany rehetra !
Tsy nampanàna vola aho, ary tsy nisy nanàna vola tamiko,
Nefa ozonin' ny olona rehetra hiany aho.
11 Dia hoy Jehovah :
Nahafaka anao Aho hahasoa anao ;[1]
Hataoko tonga mifona aminao tokoa ny fahavalo
Amy ny andro ahitan-doza sy amin' izay andro mahory.

12 Mety tapaka va ny vy, dia ny vy avy any avaratra, na ny varahina ?
13 Ny fanananao sy ny rakitrao ao anatin' ny fari-taninao rehetra
Dia hatolotro ho babo maimaimpoana
Noho ny fahotana rehetra izay nataonao ;
14 Ary hampitondraiko ny fahavalonao
Ho any amy ny tany tsy fantatrao izany ;
Fa arehitra ny afon' ny fahatezerako,[2]
Ka handoro anareo no irehetany.

15 Hianao no mahalala, Jehovah ô ;
Tsarovy aho, ka vangio,
Ary valio izay manenjika ahy ;
Aza dia mandefitra aminy Hianao, fandrao ho afaka ny aiko ;
Aoka ho fantatrao fa noho ny aminao no nitondrako latsa.
16 Hitako ny teninao ka nohaniko,
Ary ny teninao no fifaliako sy firavoravoan' ny foko ;
Fa nantsoina tamy ny anaranao aho,
Jehovah, Andriamanitry ny maro ô.
17 Izaho tsy nipetraka na nifaly teo amy ny fivorian' ny mpikorana,
Nitoetra irery aho noho ny fihazonan' ny tànanao ahy,
Fa nofenoinao fahatezerana aho.
18 Nahoana re no dia tsy mety mitsahatra ny faharariako,
Ary fatratra ny feriko ka tsy mety sitrana ?
Ho tonga amiko tahaka ny ranotrambo va Hianao, dia rano tsy azo itokiana ?

19 Koa izao no lazainy Jehovah :
Raha hiverina hianao, dia horaisiko indray,[3]
Ka dia hitsangana eo anatrehako hianao ;
Ary raha manavaka ny zavatsoa hiala amy ny zavapoana hianao,
Dia ho solom-bavako ;
Hanatona anao indray ireny,
Fa tsy hianao no hanatona azy,
20 Ary hataoko mànda varahina mirova ho amin' ity firenena ity hianao :
Hiady aminao izy,
Nefa tsy hahaleo anao ;
Fa momba anao hamonjy sy hanafaka anao Aho, hoy Jehovah ;
21 Ary hanafaka anao amy ny

---

[1] *Na :* Ny hahasoa anao hiany no nisehoako ho fahavalonao.
[2] *Heb.* Fa misy afo arehitra amy ny fahatezerako.
[3] *Heb.* hampivereniko.

tànan' ny ratsy fanahy Aho
Sy hanavotra anao amy ny tànan' ny mpampahory.

*Ny nasain' Andriamanitra nataony Jeremia ny amy ny loza hampijaliana ny Joda.*

XVI. ARY tonga tamiko ny teniny Jehovah hoe :
2 Aza manam-bady hianao,
Ary aoka tsy hanan-janakalahy na zanakavavy amin' ity tany ity.

3 Fa izao no lazainy Jehovah ny amy ny zanakalahy sy ny zanakavavy izay teraka amin' ity tany ity
Sy ny amy ny reniny izay niteraka azy
Ary ny amy ny rainy izay niteraka azy amin' ity tany ity koa :
4 Ho fatin' ny loza samihafa izy,
Nefa tsy hisaonana na halevina,
Fa ho zezika eny ambonin' ny tany ;
Ary ho lanin-tsabatra sy mosary izy,
Ka ho fihinan' ny voro-manidina sy ny bibi-dia ny fatiny.

5 Fa izao no lazainy Jehovah :
Aza miditra amy ny trano misy fisaonana,
Ary aza misaona na mitsapa alahelo azy ;
Fa efa nesoriko tsy ho amin' ity firenena ity ny fiadanako, hoy Jehovah,
Dia ny famindrampo sy ny fiantrana.
6 Ho faty na ny lehibe na ny kely amin' ity tany ity ;
Samy tsy halevina na hisaonana izy,
Na hitetehan' ny sasany tena, na hiboriany ;
7 Ary tsy hisy hamahan-kanina azy amy ny fisaonany,
Mba hampionona azy ny amy ny maty ;
Ary tsy hisy hampisotro azy amy ny kapoaka fampiononana,
Raha maty ny rainy na ny reniny.
8 Ary aza miditra ao amy ny trano misy fanasana koa hianao,
Hiara-mitoetra aminy hihinana sy hisotro.

9 Fa izao no lazainy Jehovah, Tompon' ny maro, Andriamanitry ny Isiraely :
Indro, hatsahatro amin' ity tany ity
Eo imasonareo sy amy ny andronareo
Ny feo mifaly sy ny feo miravoravo,
Dia ny feon' ny mpampakatra sy ny feon' ny ampakarina.
10 Ary raha ambaranao amin' ity
firenena ity izany teny rehetra
izany, ka hoy izy aminao : Nahoana
Jehovah no nilaza izany loza mafy
rehetra izany hamelezana anay ? Fa
inona no helokay, ary inona no
fahotanay, izay nanotanay taminy
Jehovah Andriamanitray ? 11 dia
lazao aminy hoe :
Noho ny nahafoizan' ny razanareo Ahy, hoy Jehovah,
Sy ny nanarahany andriamani-kafa
Sy ny nanompoany azy sy ny niankohofany teo anatrehany
Ary ny nahafoizany Ahy sy ny tsy nitandremany ny lalàko.
12 Ary ny tenanareo koa nanao ratsy mihoatra noho ny razanareo ;
Fa he ! hianareo samy mandeha araka ny ditry ny fo ratsinareo avokoa
Ka tsy mihaino Ahy ;
13 Ka dia horoahiko hiala amin' ity tany ity hianareo

Ho any amy ny tany tsy fantatrareo na ny razanareo;
Any no hanompoanareo andriamani-kafa andro amanalina,
Satria tsy hamindra fo aminareo Aho.

14 Koa, indro, avy ny andro, hoy Jehovah, izay tsy hanaovana intsony hoe:
Raha velona koa Jehovah,
Izay nitondra ny Zanak' Isiraely niakatra avy tany amy ny tany Egypta;
15 Fa izao kosa: Raha velona koa Jehovah,
Izay nitondra ny Zanak' Isiraely niakatra avy tany amy ny tany avaratra
Sy avy tany amy ny tany rehetra izay nandroahany azy;
Fa hampodiko ho amy ny tany izay nomeko ny razany izy.

16 Indro, Izaho haniraka mpamovo maro, hoy Jehovah,
Izay hamovo azy;
Ary rehefa afaka izany, dia haniraka mpihaza maro Aho,
Izay hihaza azy
Any amy ny tendrombohitra sy ny havoana rehetra
Ary any an-tsefatsefaky ny harambato.
17 Fa ny masoko dia mijery ny alehany rehetra,
Ka tsy miafina amy ny tavako izany,
Ary tsy takona amy ny masoko ny helony.
18 Alohan' izany anefa dia hovaliako avy sasaka ny helony sy ny fahotany
Noho ny nandotoany ny taniko,
Dia ny namenoany ny lovako tamin' ireo fatin' ny sampiny[1] sy fahavetavetany ireo.

19 Jehovah ô, ry heriko sy fiarovana mafy ho ahy
Ary fandosirako amy ny andro fahoriana ô!
Ho tonga aminao ny jentilisa avy any amy ny faran' ny tany
Ka hanao hoe:
Eny tokoa, lainga no nolovan' ny razanay,
Dia zava-poana sady tsy misy mahasoa.
20 Moa mahay manao andriamanitra ho azy va ny olona?
Tsy Andriamanitra ireny.
21 Koa, indro, hampahafantariko azy amin' izao indray mandeha izao,
Eny, hampahafantariko azy ny tànako sy ny heriko,
Ka dia ho fantany fa Jehovah no anarako.

XVII. Ny fahotan' ny Joda dia voasoratra tamy ny vy fanoratana
Sy tamy ny diamondra fanoratana;
Voasoratra ao am-pony tahaka ny amy ny vato fisaka
Sy eo amy ny tandroky ny alitarany[2] izany,
2 Dia amin' izay hahatsiarovan' ny zanany ny alitarany sy ny Aserahany,[3]
Akaikin' ny hazo maitso, ambonin' ny havoana andrandraina.
3 Ry tendrombohitro any antsaha,
Ny fanananao sy ny rakitrao rehetra dia hatolotro ho babo,
Eny, na dia ny fitoerana avo-

[1] *Heb.* fahavetavetany.
[2] *Heb.* alitaranareo.
[3] *Anaran' andriamani-tsi-izy, na ny sariny.*

nao koa aza noho ny fahotana tao anatin' ny faritaninao rehetra.
4 Ary avy amy ny tenanao hiany no mahatonga ny hamoizanao ny lovanao izay nomeko anao;
Ary hampanompoiko ny fahavalonao any amy ny tany izay tsy fantatrao hianao;
Fa narehitrareo ny afon' ny fahatezerako,[1]
Izay hirehitra mandrakizay.

*Ny amy ny fahatokiana olona sy ny fahatokiana an' Andriamanitra, ary ny vavaka nataony Jeremia nangatahany famonjena.*

5 IZAO no lazainy Jehovah:
Ho voaozona izay olona matoky olona
Sy manao ny nofo ho sandriny,
Ka miala aminy Jehovah ny fony.
6 Fa ho tahaka ny olona mahantra [2] any an-tani-hay izy
Ka tsy mba hahita, na dia avy aza ny soa;
Fa honina any amy ny tany karankaina any an-efitra,
Dia any amy ny tany sira izay tsy onenana.

7 Hotahina izay olona matoky any Jehovah,
Dia izay manana any Jehovah ho tokiny.
8 Fa ho toy ny hazo ambolena eo amoron-drano izy,
Izay mamaka eo anilan' ny rano mandeha,
Ka tsy hatahotra, na dia avy aza ny hainandro,
Sady ho maitso ny raviny,
Ka tsy hanahy izy, na dia mihantona aza ny andro,
Fa tsy hitsahatra ny famoany.

9 Ny fo dia mamitaka mihoatra noho ny zavatra rehetra sady manana aretina tsy azo sitranina;
Iza moa no mahafantatra ny aminy?
10 Izaho Jehovah no Mpandinika ny fo
Sy Mpamantatra ny voa,
Mba hanome ny olona rehetra araka ny alehany avy,
Dia araka ny vokatry ny asany.

11 Toy ny tsipoy mikotrika izay tsy atodiny,
Dia toy izany izay mahazo harena tsy amy ny rariny:
Handao azy amy ny an-tenaten' androny izany,[3]
Ka ho adala no farany.
12 Seza fiandrianana be voninahitra sady avo hatramy ny voalohany
Ny fitoera-masintsika.
13 Ry Jehovah, Fanantenan' ny Isiraely ô!
Ho menatra izay rehetra mahafoy Anao,
Ary hosoratana amy ny vovoka izay miala aminao,[4]
Satria izy efa nahafoy any Jehovah, loharano velona.

14 Jehovah ô, sitrano aho, dia ho sitrana;
Vonjeo aho, dia ho voavonjy;
Fa Hianao no fiderako.
15 Indro, ireo dia manao amiko hoe:
Aiza ny teniny Jehovah?
Aoka ho tanteraka izany.
16 Fa izaho tsy nihifikifika niala tsy ho mpiandry manaraka Anao;
Ary ny andro hihavian' ny loza dia tsy nohaikaiko,—eny, fantatrao izany;
Izay efa nivoaka tamy ny molotro dia miharihary eo anatrehanao.

---

[1] *Heb.* Fa misy afo narehitrareo tamy ny fahatezerako.
[2] *Na:* ny anjavidy.
[3] *Na:* Hilaozan' izany eo antenaten' androny izy.
[4] *Heb.* amiko.

17 Enga anie ka tsy ho fampitahorana ahy Hianao!
Aroko amy ny andro fahoriana Hianao!
18 Aoka ho menatra izay manenjika ahy,
Fa izaho kosa aoka tsy mba ho menatra;
Aoka hivadi-po ireo,
Fa izaho kosa aoka tsy mba hivadi-po;
Ataovy tonga aminy ny andro fahoriana,
Ary ny fahatorotoroana roa heny no anorotoroy azy.

*Ny amy ny hanamasinana ny Sabata.*

19 IZAO no nolazainy Jehovah
tamiko: Mandehana, ka mi-
tsangàna eo amy ny vavahadim-
bahoaka, dia ilay fandehanan' ny
mpanjakan' ny Joda miditra sy mi-
voaka, ary eo amy ny vavahady
rehetra eto Jerosalema, 20 ka lazao
amy ny olona hoe: Henoinareo ny
teniny Jehovah, ry mpanjakan' ny
Joda sy ry Joda rehetra ary hiana-
reo mponina rehetra eto Jerosalema,
izay miditra amin' ireto vavahady
ireto. 21 Izao no lazainy Jehovah:
Tandremo ny fanahinareo, ka aza
mitondra entana amy ny andro Sa-
bata, ary aza mampiditra entana
amy ny vavahadiny Jerosalema; 22
ary aza mitondra entana mivoaka
avy amy ny tranonareo amy ny
andro Sabata, na manao raharaha
akory; fa hamasino ny andro Sa-
bata araka izay efa nandidiako ny
razanareo. 23 Nefa tsy nihevitra
izy, na nanongilana ny sofiny, fa
nanamafy ny hatony mba tsy hihaino
na hino anatra.
24 Ary raha mihaino Ahy tokoa
hianareo, hoy Jehovah, ka tsy mam-
piditra entana amy ny vavahadin'
ity tanàna ity amy ny andro Sabata,
fa manamasina ny andro Sabata, ka
tsy manao raharaha amin' izany,—
25 izay mpanjaka sy mpanapaka
mipetraka eo amy ny seza fiandria-
nany Davida dia hiditra amy ny
vavahadin' ity tanàna ity mitaingina
kalesy sy soavaly, dia izy sy ny
mpanapaka sy ny Joda ary ny mpo-
nina eto Jerosalema, ka honenana
mandrakizay ity tanàna ity. 26
Ary ho avy ny olona avy amy ny
tanànan' ny Joda sy ny manodidina
any Jerosalema sy ny tanin' ny
Benjamina sy ny tany lemaka
amoron-tsiraka[1] sy ny tany havoa-
na ary ny tany atsimo ka hitondra
fanatitra odorana sy fanatitra hafa
alatsa-dra ary fanatitra hohanina sy
ditin-kazo mani-pofona ary hitondra
fanati-pisaorana ho ao an-tranony
Jehovah.
27 Fa raha tsy mihaino Ahy kosa
hianareo ka tsy manamasina ny
andro Sabata, fa mitondra entana
miditra amy ny vavahadiny Jerosa-
lema hiany amy ny andro Sabata,
dia handrehitra afo tsy mety maty
eo am-bavahadiny Aho handevonana
ny tranobe eto Jerosalema.

*Fanoharana ny amy ny tanimanga sy ny mpanefy, ary ny anatra manaraka izany.*

XVIII. IZAO no teny tonga tami-
ny Jeremia avy taminy
Jehovah: 2 Mitsangàna, ka midìna
ho any amy ny tranon' ny mpanefy
tanimanga, ary any no hampandre-
nesako anao ny teniko. 3 Dia ni-
dina tany amy ny tranon' ny mpa-
nefy tanimanga aho, ary, indro,
nanao ny asany teo amy ny anko-
dina fanaovana izy. 4 Ary raha
simba ny vilany ataony—araka izay
mazàna miseho amy ny tanimanga
eny an-tànan' ny mpanefy—dia
ataony vilany hafa indray, araka
izay tian' izy mpanefy tanimanga
hanaovana azy.
5 Dia tonga tamiko ny teniny Jehovah hoe:
6 Moa tsy mahazo manao aminareo toy ny ataon' ity

[1] *Heb.* Sefela.

mpanefy tanimanga ity va
Aho, ry taranaky Isiraely?
hoy Jehovah.
Indro, toy ny tanimanga eo
an-tànan' ny mpanefy azy,
Dia toy izany hianareo eo an-
tànako, ry taranaky Isiraely.
7 Vetivety [1] Aho dia milaza fire-
nena sy fanjakana
Hongotako sy hazerako ary
horavako;
8 Nefa raha miala amy ny ratsy
izany firenena noteneniko
izany,
Dia hanenenako kosa ny loza
izay nokasaiko hamelezako
azy.
9 Ary vetivety [1] kosa Aho dia
milaza firenena sy fanjakana
Haoriko sy hamboleko;
10 Nefa raha manao izay ratsy eo
imasoko izy ka tsy mihaino
ny feoko,
Dia hanenenako kosa ny soa
izay nolazaiko hanasoavako
azy.
11 Koa amin' izany, lazao amy
ny Joda sy amy ny mponina
eto Jerosalema hoe: Izao
no lazainy Jehovah:
Indro, Izaho mamorona loza
hihatra aminareo
Ary mihevitra izay hamele-
zako anareo;
Koa samia miala amy ny làla-
ny ratsy avy hianareo,
Ary ataovy tsara ny làlanareo
sy ny ataonareo.
12 Nefa hoy ireo: Kivy izahay
izany!
Fa mbola hanaraka ny hevi-
tray hiany izahay;
Eny, samy hanao araka ny
ditry ny fo ratsinay avy
izahay rehetra.

13 Koa izao no lazainy Jeho-
vah:
Anontanio any amy ny jenti-
lisa hoe:
Iza no nandre zavatra toy
izany?
Zavatra mahatsiravina indrin-
dra no nataony Isiraely
virijina.
14 Hitsahatra tsy ho eo amy ny
vatolampy any an-tsaha va
ny orampanalany Libanona,
Ary mety ho ritra va ny rano
maria sady mangatsiaka avy
amy ny tany hafa?
15 Fa efa nanadino Ahy ny oloko,
Ka ho any ny sampy [2] no
nandoroany ditin-kazo ma-
nitra;
Ary nanafintohina azy teo amy
ny làlany ireny, dia ny là-
lana fahagola,
Handehanany amy ny sakeli-
dàlana madinika, dia amy
ny làlana tsy voavoatra,
16 Mba hahatonga ny taniny ho
figagana sy ho zavatra mam-
pisitrisitra mandrakizay;
Izay rehetra mandalo azy dia
ho gaga sy hihifikifi-doha.
17 Toy ny fampielin' ny rivotra
avy any atsinanana
No hampielezako azy eo ano-
loan' ny fahavalony;
Hiamboho azy Aho, fa tsy
hanatrika azy,
Amy ny andro hahitany loza.

*Ny nitadiavan' ny olona hamely any Jeremia, sy ny vavaka nataony Jeremia tamin' izany.*

18 DIA hoy ny olona: Andeha
isika hihevitra izay hame-
lezana any Jeremia; fa tsy ho tapaka
tsy akory ny lalàna avy amy ny
mpisorona, na ny saina avy amy ny
hendry, na ny teny avy amy ny
mpaminany. Aoka ny vavantsika [3]
ho enti-mamely azy, ary aoka tsy
hohenointsika akory izay teniny.
19 Mihainoa ahy, Jehovah ô;
Ary mihainoa ny tenin' izay
miady amiko.
20 Ratsy va no havaly ny soa?

[1] *Heb.* indray mipì-maso. [2] *Heb.* zava-poana. [3] *Heb.* lelantsika.

Fa efa nihady lavaka hamandrihana ahy ireo.
Tsarovy ny nitsanganako teo anatrehanao nitaraina ho azy
Hampiala ny fahatezeranao aminy.

21 Koa aoka ho mosarena ny zanany, ary atolory ho amy ny herin' ny sabatra izy,
Ka ho foana anaka ny vadiny sady ho tonga mpitondratena;
Ary aoka ny lehilahy lehibe aminy haripaky ny aretina,
Ary ny zatovony ho fatintsabatra amy ny ady.
22 Aoka hisy fidradradradrana ho re ao an-tranony,
Raha mitondra miaramila iray toko any aminy tampoka Hianao;
Fa efa nihady lavaka hamandrihana ahy izy
Sady nanafim-pandrika haningorana ny tongotro.
23 Fa Hianao, Jehovah ô, no mahalala ny fisainana rehetra ataony hamelezany ahy ho faty;
Aza avela ny helony;
Ary aza vonoina tsy ho eo imasonao ny fahotany,
Fa aoka ho solafaka eo anatrehanao izy;
Mameleza azy amy ny andro fahatezeranao.

*Fanoharana ny amy ny tavoara vaky.*

XIX. IZAO no lazainy Jehovah: Andeha mividy tavoara tanimanga, ary makà anti-panahy amy ny vahoaka sy anti-panahy amy ny mpisorona, 2 dia mivoaha ho any amy ny lohasahan' ny taranaky Hinoma, izay eo anoloan' ny vavahady Harsota,[1] ary torio eo ny teny izay holazaiko aminao, 3 ka ataovy hoe: Mihainoa ny teniny Jehovah, ry mpanjakan' ny Joda sy ry mponina ato Jerosalema! Izao no lazainy Jehovah, Tompon' ny maro, Andriamanitry ny Isiraely: Indro, hahatonga loza amin' ity tanàna ity Aho—izay mandre izany, dia hangintsingintsina ny sofiny—4
satria efa nahafoy Ahy izy ka nahatonga ity tanàna ity ho hafahafa, fa nandoro ditin-kazo manitra tato ho an' andriamani-kafa, izay tsy fantany, na fantatry ny razany, na ny mpanjakan' ny Joda, sady efa nameno ran' ny marina ity tanàna ity
5 ary nanorina ny fitoerana avo ho any Bala handoroany ny zanany ho fanatitra odorana ho any Bala, izay tsy nandidiako, na nolazaiko, na tao an-tsaiko akory aza.

6 Koa, indro, avy ny andro, hoy Jehovah, izay tsy hanaovana ity fitoerana ity intsony hoe Tofeta, na Lohasahan' ny taranaky Hinoma, fa Lohasaha Famonoana kosa. 7
Ary hofoanako[2] amin' ity tanàna ity ny fisainan' ny Joda sy Jerosalema, ka hataoko lavon-tsabatra eo anoloan' ny fahavalony sy amy ny tànan' izay mitady ny ainy izy; ary ny fatiny dia homeko ho fihinan' ny voro-manidina sy ny bibi-dia. 8
Ary ity tanàna ity dia hataoko ho figagana sy ho zavatra mampisitrisitra, ka izay rehetra mandalo azy dia ho gaga sady hisitrisitra noho ny loza rehetra efa namelezana azy.
9 Ary hampihinaniko ny nofon' ny zanani-lahy sy ny nofon' ny zananivavy izy, ary samy hihinana ny nofon' ny namany avy izy eo amy ny fahirano sy ny fahaterena, izay haneren' ny fahavalony sy izay mitady ny ainy azy.

10 Dia torotoroy eo imason' ny olona izay miaraka aminao ilay tavoara, 11 ka ataovy aminy hoe: Izao no lazainy Jehovah, Tompon' ny maro: Toy izao no hanorotoroako

[1] Harsota = tavim-bilany (?).

[2] *Heb.* hararako.

ity firenena sy ity tanàna ity, dia
toy ny famakin' ny mpanefy tani-
manga ny vilany tany, ka tsy azo
atambatra intsony; ary any Tofeta
aza no handevenany noho ny tsi-
fisian-tany hafa handevenana. 12
Dia toy izany no hataoko amin' ity
tanàna ity sy amin' izay mponina
ato, ka dia hatao tahaka any Tofeta
ity tanàna ity, hoy Jehovah. 13
Ary ny tranony Jerosalema sy ny
tranon' ny mpanjakan' ny Joda dia
ho tonga maloto tahaka any Tofeta,
dia ny trano rehetra izay nandoroany
ditin-kazo manitra teo an-tampony
ho an' izay rehetra eny amy ny
lanitra sy nanidinany fanatitra
aidina ho an' izay andriamani-kafa.

*Ny faminaniany Jeremia ny loza, sy ny nanoherany Pasora azy.*

14 ARY Jeremia dia tonga avy
tany Tofeta, izay nanira-
hany Jehovah azy haminany, ka
nitsangana teo amy ny kianjan' ny
tranony Jehovah izy, dia nanao tamy
ny vahoaka rehetra hoe: 15 Izao
no lazainy Jehovah, Tompon' ny
maro, Andriamanitry ny Isiraely:
Indro, hataoko mihatra amin' ity
tanàna ity sy amy ny zana-bohiny
rehetra ny loza rehetra izay nola-
zaiko hatao aminy noho ny nana-
mafiany ny hatony tsy hihainoany
ny teniko.

XX. Ary Pasora, zanaky Imera,
mpisorona sady mpiandraikitra
ny tranony Jehovah, raha nandre
any Jeremia naminany izany zavatra
izany, 2 dia namely any Jeremia mpa-
minany sady namatotra azy tamy ny
boloky hazo izay teo am-bavahadiny
Benjamina, dia ilay eo ambony, eo
anilan' ny tranony Jehovah. 3 Ary
nony ampitso, dia nesoriny Pasora
tamy ny boloky hazo Jeremia. Dia
hoy Jeremia taminy: Tsy nataony
Jehovah hoe Pasora[1] ny anaranao,
fa Magora-misabiba.[2]

4 Fa izao no lazainy Jehovah:
Indro, hataoko fampangorohoroana
ho any ny tenanao sy ny sakaiza-
nao rehetra hianao, ary ho lavon'
ny sabatry ny fahavalony ireo, dia
ho hitan' ny masonao izany; ary
ny Joda rehetra hatolotro eo an-
tànan' ny mpanjakany Babylona,
dia ho entiny ho babo any Babylona
izy ka hovonoiny amy ny sabatra.
5 Ary ny harena rehetra amin' ity
tanàna ity sy ny vokatry ny fisasa-
rany rehetra sy ny zava-tsoany re-
hetra ary ny rakitry ny mpanjakan'
ny Joda rehetra dia samy hatolo-
tro eo an-tànan' ny fahavalony, ka
dia hamabo sy haka azy ireny ary
hitondra azy ho any Babylona. 6
Ary hianao, ry Pasora, sy izay re-
hetra mitoetra ao an-tranonao dia
ho lasan-ko babo; ary ho tonga any
Babylona hianao, ka any no haha-
fatesanao, ary any koa no handevena-
na anao mbamy ny sakaizanao re-
hetra izay efa naminanianao lainga.

*Ny fitarainana nataony Jeremia.*

7 JEHOVAH ô, notaominao aho
ka voataona;
Nosamborinao aho ka resinao;
Tonga fihomehezana mandritra
ny andro aho;
Izy rehetra dia maneso ahy.
8 Fa na oviana na oviana no
itenenako, dia tsy maintsy
mitaraina aho,
Eny, miantso aho hoe: Loza
sy fandravana!
Fa ny teniny Jehovah dia
atao fanakorana sy fihome-
hezana ahy isan-andro.
9 Dia hoy izaho: Tsy hanonona
Azy aho
Na hiteny intsony amy ny
anarany.
Nefa izany dia tonga toy ny
afo mirehitra ato am-poko,
voahidy ato amy ny tao-
lako;

---

[1] Pasora = Fiadanana manodidina (?).
[2] Magora-misabiba = Fampangorohoroana manodidina.

Ary sasatra ny niaritra aho
ka tsy mahazaka.
10 Fa reko ny endrikendriky ny
maro—
Misy fampangorohoroana ma-
nodidina—
Torio, eny, hotorintsika koa
izy;
Izay rehetra tsara fihavanana
amiko dia miandry izay ha-
halavoako
*Ka manao hoe:* Angamba ho
voataona izy,
Dia horesentsika sy hovalian-
tsika.
11 Kanefa Jehovah momba ahy
toy ny lehilahy mahery ma-
hatahotra,
Ary noho izany dia ho tafin-
tohina ny mpanenjika ahy
ka tsy haharesy;
Ho menatra indrindra izy,
satria tsy hendry,[1]—
Fahamenarana mandrakizay
izay tsy hohadinoina izany!
12 Fa Hianao, Jehovah, Tompon'
ny maro ô,
Izay mamantatra ny marina
ka mizaha toetra ny voa sy
ny fo—
Ho hitako ny famalianao azy,
Fa aminao no efa nanankina-
ko ny adiko.
13 Mihirà ho any Jehovah,
Miderà any Jehovah;
Fa Izy namonjy ny fanahin'
ny malahelo tamy ny tànan'
ny mpanao ratsy.

14 Ho voaozona anie ny andro
izay nahaterahako!
Aoka tsy hotahina anie ny
andro izay niterahan' ineny
ahy!
15 Ho voaozona anie ny olona
izay nitondra teny mahafaly
tamin' ikaky nanao hoe:
Tera-dahy hianao!
Ka nahafaly azy indrindra.
16 Aoka izany lehilahy izany ho
toy ny tanàna izay nora-
vany Jehovah
Ka tsy nanenenany;
Ary aoka izy handre fitarai-
nana nony maraina
Sy akoralava nony mitataovo-
vonana,
17 Satria tsy nahafaty ahy tany
an-kibo izy,
Hahatonga an' ineny ho fa-
sako,
Ka hivesatra ahy mandraka-
riva ny kibony.
18 Nahoana re aho no nivoaka
avy tany an-kibo mba ha-
hita fahoriana sy alahelo,
Ka ho lany aman-kenatra ny
androko!

*Ny amy ny hahafahan' ny Kaldeana any Jerosalema.*

XXI. IZAO no teny tonga taminy
Jeremia avy taminy Je-
hovah, fony Zedekia mpanjaka nani-
raka any Pasora, zanaky Malkia, sy
Zefania, zanaky Mahaseia mpisorona,
hankany aminy hanao hoe: 2 Masìna
hianao, manontania aminy Jehovah
ho anay; fa miady aminay Nebokad-
nezara, mpanjakany Babylona; an-
gamba Jehovah hanao aminay araka
ny asany mahagaga rehetra, mba
hialan' ireo aminay.
3 Dia hoy Jeremia taminy:
Lazaonareo aminy Zedekia hoe: 4
Izao no lazainy Jehovah, Andriama-
nitry ny Isiraely: Indro, haveriko
ny fiadiana eny an-tànanareo, izay
entinareo miady eny ivelan' ny
mànda amy ny mpanjakany Baby-
lona sy amy ny Kaldeana, izay
manao fahirano anareo, ka hango-
niko eto afovoan' ity tanàna ity
ireo. 5 Ary Izaho no hiady amina-
reo amy ny tànana ahinjitra sy amy
ny sandry mahery ary amy ny faha-
vinirana, sy ny fisafoahana ary ny
fahatezerana mirehitra. 6 Ary ha-
mely ny mponina amin' ity tanàna
ity Aho, na olona, na biby: ho fatin'

[1] *Na:* tsy ambinina.

ny aretim-be mandringana izy. 7
Ary rehefa afaka izany, hoy Jehovah,
Zedekia, mpanjakan' ny Joda, sy ny
mpanompony sy ny vahoaka ary
izay sisa tsy matin' ny areti-man-
dringana sy ny sabatra sy ny mo-
sary amin' ity tanàna ity dia ha-
tolotro eo an-tànany Nebokadne-
zara, mpanjakany Babylona, sy eo
an-tànan' ny fahavalony sy eo an-
tànan' izay mitady ny ainy; dia
hamely azy amy ny lelan-tsabatra
ireo, fa tsy hitsitsy na hiantra azy,
na hamindra fo aminy.

8 Ary ity firenena ity dia hilaza-
nao hoe: Izao no lazainy Jehovah:
Indro, ataoko eo anoloanareo ny
làlan' ny fiainana sy ny làlan' ny
fahafatesana: 9 Izay mbola mitoe-
tra eto amin' ity tanàna ity hiany
dia ho fatin-tsabatra sy mosary ary
areti-mandringana; fa izay mivoaka
hanatona ny Kaldeana izay manao
fahi-rano anareo kosa dia ho velona,
ka ny ainy no ho babony. 10 Fa
efa manandrina ity tanàna ity Aho
hahatonga loza aminy, fa tsy soa,
hoy Jehovah; hatolotro eo an-tànan'
ny mpanjakany Babylona ity ka
hodoroany amy ny afo.

11 Ary henoy ny teniny Jehovah
ny amy ny taranaky ny mpanjakan'
ny Joda sy ny mpianakaviny. 12
Ry taranaky Davida, izao no lazainy
Jehovah: Mitsarà isa-maraina, afaho
amy ny tànan' ny mpampahory ny
olona norobaina, fandrao mivoaka
toy ny afo ny fahatezerako ary mi-
rehitra ka tsy hisy hamono noho ny
faharatsian' ny ataonareo.

13 Indro, hohatoniko hianao, ry
mponina an-dohasaha, dia eo amy ny
vatolampy amy ny tany lemaka, hoy
Jehovah, dia hianareo izay manao
hoe: Iza moa no sahy hidina hamely
anay? Ary iza no sahy hiditra ato
amy ny fonenanay? 14 Fa hamaly
anareo araka ny vokatry ny asana-
reo Aho, hoy Jehovah, ary handre-
hitra afo ao amy ny alany, ka han-
devona ny manodidina azy rehetra
izany.

*Anatra mafy noho ny faharatsian' ny mpanjakan' ny Joda.*

XXII. IZAO no lazainy Jehovah:
Midìna any amy ny tra-
non' ny mpanjakan' ny Joda, ka lazao
any izao teny izao hoe: 2 Henoy
ny teniny Jehovah, ry mpanjakan'
ny Joda, izay mipetraka amy ny
seza fiandrianany Davida, dia hianao
sy ny mpanomponao ary ny vahoa-
kanao izay miditra amin' ireto vava-
hady ireto: 3 Izao no lazainy Jeho-
vah: Manaova fitsarana sy fahama-
rinana hianareo, ka afaho amy ny
tànan' ny mpampahory ny olona
voaroba; ary aza mampahory na
mampidi-doza amy ny vahiny sy ny
kamboty ary ny mpitondratena, ary
aza mandatsaka ra marina amin' ity
fitoerana ity. 4 Fa raha mankatò
izany teny izany tokoa hianareo, dia
hisy mpanjaka mipetraka eo amy ny
seza fiandrianany Davida hiditra
amin' ity vavahady ity mitaingin-
kalesy sy soavaly, dia izy sy ny
mpanompony ary ny vahoakany. 5
Fa raha tsy hihaino izany teny izany
kosa hianareo, dia ny tenako no
ianianako, hoy Jehovah, fa ho lao
tokoa ity trano ity.

6 Fa izao no lazainy Jehovah ny
amy ny mpanjakan' ny Joda sy ny
mpianakaviny:

Tahaka any Gileada sy ny
tampony Libanona amiko
hianao,
Nefa hataoko tonga efitra sy
tanàna tsy onenana.
7 Ary hanendry[1] mpandrava
hamely anao Aho,
Izay samy hitondra ny fiadia-
ny avy;
Dia hokapain' ireo ny sedera-
nao voafantina
Ka hariany ao anaty afo.
8 Ary firenena maro no handalo
ity tanàna ity,

[1] *Heb.* hanamasina.

Ka samy hanao amy ny namany avy hoe:
Nahoana Jehovah no dia nanao izao tamin' ity tanàna lehibe ity?
9 Dia hovaliana hoe:
Noho ny nahafoizany ny fanekeny Jehovah Andriamaniny
Sy ny nivavahany tamin' andriamani-kafa sy ny nanompoany ireny.

10 Aza mitomany ny maty hianareo,
Na misaona azy;
Mitomania dia mitomania noho ilay efa lasan-ko babo;
Fa tsy hiverina intsony izy,
Na hahita ny tany nahaterahany.
11 Fa izao no lazainy Jehovah ny
aminy Saloma, zanaky Josia, mpanjakan' ny Joda, dia ilay nanjaka
nandimby any Josia rainy, saingy
efa niala tamin' ity tany ity:
Tsy hiverina atŷ intsony izy,
12 Fa ho faty any amy ny tany izay nitondrana azy ho babo
Ka tsy hahita ity tany ity intsony.

13 Lozan' izay manorina ny tranony amy ny tsy rariny
Sy ny ati-tranony ambony amy ny fitaka
Ka mampiasa maina ny namany,
Fa tsy mandoa ny karamany,
14 Sady manao hoe: Hanao trano lehibe ho ahy aho
Sy ati-trano ambony malalaka,
Ary holoahany hisy varavarankely
Sady hasiany valin-drihana sedera
Sy hohosorana loko mena.
15 Moa dia ho mpanjaka hianao, saingy ataonao be sedera noho ny any ny sasany ny tranonao?
Tsy efa nihinana sy nisotro va rainao
Sady nanao fitsarana sy fahamarinana?
Tamin' izany dia nambinina izy.
16 Nitsara ny tenin' ny ory sy ny malahelo izy;
Tamin' izany dia nambinina izy.
Tsy izany va no fahalalana Ahy? hoy Jehovah.
17 Nefa tsy misy alehan' ny masonao sy ny eritreritrao afatsy ny filan-karena hiany
Sy ny fandatsahana ra marina
Ary ny fampahoriana sy ny fanaovana an-keriny.

18 Ary noho izany dia izao no lazainy Jehovah ny aminy Joiakima, zanaky Josia, mpanjakan' ny Joda:
Ny olona tsy hisaona azy hoe:
Indrisy, tompokolahy! na: Indrisy, tompokovavy!
Ny olona tsy hitomany azy hoe:
Indrisy, tompoko! na: Indrisy ny voninahiny!
19 Halevina toy ny fandevina boriky izy,
Ka hotaritarihina sy hariana any ivelan' ny vavahadiny Jerosalema.

20 Miakara any Libanona, ka mitaraina;
Dia asandrato any Basana ny feonao,
Ary mitaraina any Abarima;
Fa ringana avokoa ireo tia anao.
21 Efa niteny taminao Aho, fony hianao mbola nipetraka tsy nanana ahiahy;
Nefa hoy hianao: Izaho tsy hihaino.
Fanaonao hatry ny fony hianao mbola tanora ny tsy mihaino ny teniko.

22 Ny mpitondra[1] anao rehetra hopaohin' ny rivotra,
Ary ireo tia anao ho lasan-ko babo,
Eny, ho menatra sy hangaihay tokoa hianao noho ny haratsianao rehetra.
23 Ry ilay mponina any Libanona,
Izay manao ny akaninao eny amy ny sedera,
Indrisy ny fisentoanao,[2] raha iharan' ny fahararian hianao,
Toy ny fanaintainan' ny vehivavy raha miteraka!

24 Raha velona koa Aho, hoy Jehovah,
Na dia ho peratra fanombohankase amy ny tànako ankavanana aza hianao,
Ry Jekonia, zanaky Joiakima, mpanjakan' ny Joda,
Dia hotsoahako hiala eo hianao,
25 Ka hatolotro eo an-tànan' izay mitady ny ainao
Sy eo an-tànan' izay atahoranao,
Dia eo an-tànany Nebokadnezara, mpanjakany Babylona,
Sy eo amy ny tànan' ny Kaldeana.
26 Ary hianao sy ny reninao niteraka anao dia hariako
Any an-tany hafa izay tsy nahaterahanareo,
Ka any no hahafatesanareo.
27 Fa ny tany iriny hiverenana
Dia tsy hiverenany.

28 Moa ity lehilahy Jekonia ity dia vilany vingavingaina sy efa hotorotoroina
Ary fanaka tsy mahafinaritra va?
Koa nahoana no nariana izy sy ny taranany
Ka natsipy any amy ny tany tsy fantany?
29 Ry tany! ry tany! ry tany!
Henoy ny teniny Jehovah.
30 Izao no lazainy Jehovah:
Soratinareo ho tsy manampara ity lehilahy ity,
Dia lehilahy tsy hambinina amy ny androny;
Fa tsy hisy amy ny taranany izay hambinina
Hipetraka eo amy ny seza fiandrianany Davida,
Na hanapaka ao amy ny Joda intsony.

*Faminaniana ny amy ny mpiandry tsara, indrindra fa ny Rantsany Davida.*

XXIII. LOZAN' ireo mpiandry izay manimba sy mampihahaka ny ondry fiandriko, hoy Jehovah. 2 Koa izao no lazainy Jehovah, Andriamanitry ny Isiraely, ny amin' ireo mpiandry izay miandry ny oloko:
Hianareo efa nampihahaka ny ondriko sy nandronjindronjina azy,
Fa tsy nanolokolo azy;
Koa, indro, hovaliako hianareo noho ny faharatsian' ny ataonareo, hoy Jehovah.
3 Ary Izaho hanangona ny ondriko sisa
Avy any amy ny tany rehetra izay nandroahako azy,
Ka hampodiko ho any amy ny saha niandrasana azy,
Dia hitombo sy hihamaro izy.
4 Ary hanendry mpiandry ho azy Aho,
Ka dia hiandry azy ireo;
Ka tsy hatahotra na hivadi-po intsony izy,
Sady tsy hisy tsy ho voavory, hoy Jehovah.

5 Indro, avy ny andro, hoy Jehovah, izay hananga

[1] *Heb.* mpiandry ondry.

[2] *Na:* fahantranao.

nako Rantsana[1] marina ho any Davida,
Ka hanjaka Izy sady ho hendry
Ary hanao fitsarana sy fahamarinana amy ny tany.
6 Amy ny androny no hamonjena ny Joda,
Sy handrian' ny Isiraely fahizay,
Ary izao no anarany izay hanononana Azy:
JEHOVAH FAHAMARINANTSIKA.

7 Koa, indro, avy ny andro, hoy Jehovah,
Izay tsy hanaovana intsony hoe: Raha velona koa Jehovah,
Izay nitondra ny Zanak' Isiraely niakatra avy tany amy ny tany Egypta;
8 Fa izao kosa: Raha velona koa Jehovah,
Izay nitondra ny taranaky Isiraely niakatra sady nitarika azy avy tany amy ny tany avaratra
Sy avy tany amy ny tany rehetra izay nandroahako azy.
Dia honina ao amy ny taniny izy.

*Faminaniana ny amy ny mpaminany sandoka.*

9 NY amin' ireo mpaminany.
Montsamontsana ato anatiko ny foko,
Mangozohozo ny taolako rehetra,
Toy ny olona mamo aho,
Ary toy ny lehilahy leondivay,
Noho ny aminy Jehovah
Sy noho ny teniny masina.
10 Fa feno mpijangajanga ny tany;
Ary noho ny ozona no isaonan' ny tany,
Efa maina ny kijana any an-efitra;
Ary efa ratsy ny fanaon'[2] ny olona,
Sady ny tsi-fahamarinana no heriny.
11 Fa na mpaminany na mpisorona dia samy mpihatsaravelatsihy[3] avokoa;
Na dia tao an-tranoko aza dia mbola hitako hiany ny haratsiany, hoy Jehovah.
12 Koa dia ho toy ny làla-malama amy ny aizim-pito ny làlany;
Haronjina izy, ka dia ho potraka ao;
Fa hahatonga loza aminy Aho amy ny taona hamaliana azy, hoy Jehovah.

13 Ary tamy ny mpaminaniny Samaria no nahitako zavatra mahaloiloy;
Naminany taminy Bala izy
Ka nampivily ny Isiraely oloko;
14 Ary tamy ny mpaminaniny Jerosalema koa no nahitako zavatra mahatsiravina:
Mijanganjanga sy mandeha araka ny lainga izy
Sady mampahery ny tànan' ny mpanao ratsy,
Ka samy tsy miala amy ny faharatsiany;
Eny, izy rehetra dia tonga tahaka any Sodoma raha amiko,
Ary ny mponina ao dia tonga tahaka any Gomora.
15 Koa izao no lazainy Jehovah, Tompon' ny maro, ny amin' ireo mpaminany ireo:
Indro hofahanako zava-mahafaty izy
Sy hampisotroiko rano mangidy,
Satria avy tamy ny mpaminaniny Jerosalema no nivoa-

[1] *Na:* Solofo. [2] *Heb.* làlan'. [3] *Na:* ratsy fanahy.

han' ny faharatsiana ho
any amy ny tany rehetra.

16 Izao no lazainy Jehovah,
Tompon' ny maro :
Aza mihaino ny tenin' ny
mpaminany izay maminany
aminareo,
Fa manadala anareo ireo ;
Ny fahitana avy ao am-pony
hiany no lazainy,
Fa tsy izay aloaky ny vavany
Jehovah.
17 Milaza mandrakariva amin'
izay manamavo Ahy izy
hoe :
Jehovah nanao hoe : Hahita
fiadanana hianareo,—
Ary amin' izay rehetra man-
deha araka ny ditry ny
fony hoe :
Tsy hisy loza hanjo anareo.
18 Fa iza moa no efa isan' ny
mpihevitra teo aminy Jeho-
vah
Ka nahita sy nandre ny te-
niny ?
Iza no nanongilana ny sofiny
taminy ka nihaino ny te-
niny ?
19 He ! ny tadiony Jehovah !
Mivoaka ny fahatezerana
Sy ny tadio mitambolimbolina
Ka miantonta amy ny lohan'
ny ratsy fanahy.
20 Ny fahatezerany Jehovah tsy
ho afaka
Ambara-panefany sy ambara-
panatanterany ny hevitry
ny fony ;
Mbola ho fantatrareo mari-
marina izany any am-pa-
rany.
21 Tsy naniraka ireo mpaminany
ireo Aho,
Kanefa nidododo hiany izy ;
Tsy niteny taminy Aho,
Kanefa naminany hiany izy.
22 Fa raha isan' ny mpihevitra
teo amiko izy,
Dia ho nitory ny teniko tamy
ny oloko izy
Ka namerina azy hiala tamy
ny làlany ratsy
Sy tamy ny faharatsian' ny
nataony.

23 Moa Andriamanitra etỳ
akaiky hiany va Aho ?
hoy Jehovah.
Fa tsy Andriamanitra any
lavitra any koa ?
24 Moa misy olona mahafin-tena
ao amy ny fierena va
Ka tsy ho hitako ? hoy Jeho-
vah.
Tsy manerana ny lanitra sy
ny tany va Aho ? hoy Je-
hovah.

25 Efa reko ny nolazain' ny
mpaminany,
Izay naminany lainga tamy
ny anarako hoe :
Nanonofy aho, nanonofy aho.
26 Mandra-pahoviana ? Moa ao
am-pon' ireo mpaminany
izay maminany lainga
Sy maminany araka ny fitaky
ny fony va
27 Ny hampanadino ny oloko ny
anarako
Amy ny nofiny izay lazainy
amy ny namany avy,
Toy ny nanadinoan' ny razany
ny anarako noho ny aminy
Bala ?
28 Ny mpaminany izay manonofy
dia aoka hilaza nofy,
Ary izay manana ny teniko
dia aoka hanambara ma-
rina ny teniko.
Fa moa inona izay mololo,
raha oharina amy ny vary ?
hoy Jehovah.
29 Tsy tahaka ny afo va ny te-
niko ? hoy Jehovah,
Ary tsy tahaka ny kanonta
manorotoro ny vatolampy
va ?

30 Koa, indro, fa hasiako ny
mpaminany, hoy Jeho-
vah,

Izay samy mangalatra ny
teniko amy ny namany
avy.
31 Indro, hoy Jehovah, hasiako
ny mpaminany,
Izay mampiteny ny lelany
hoe: Hoy Izy.
32 Indro, hasiako izay maminany
nofy lainga, hoy Jehovah,
Ary milaza izany ka mampi-
vily ny oloko
Amy ny laingany sy ny fan-
dokafany tena;
Nefa Izaho tsy naniraka azy
na nandidy azy tsinona,
Ka dia tsy mahasoa ity fire-
nena ity akory izy, hoy
Jehovah.

33 Ary raha manontany anao
ity firenena ity, na ny
mpaminany, na ny mpi-
sorona,
Ka manao hoe: Inona no en-
tany [1] Jehovah?
Dia ataovy aminy hoe: Ny
amy ny entana [1]—
Hariako hianareo, hoy Jeho-
vah.
34 Ary ny mpaminany sy ny
mpisorona mbamy ny va-
hoaka,
Izay manao hoe: Ny entany [1]
Jehovah,—
Dia hovaliako izany olona
izany mbamy ny ankoho-
nany.
35 Samia manontany amy ny
namany sy ny rahalahiny
avy hianareo hoe:
Ahoana no navaliny Jehovah?
Ary ahoana no nolazainy Je-
hovah?
36 Fa ny hoe 'Ny entany Jeho-
vah' dia tsy hotononinareo
intsony;
Fa ny tenin' ny olona avy
hiany no ho entan' [1] ny
tenany,
Satria efa navadikareo ny
tenin' Andriamanitra ve-
lona,
Dia Jehovah, Tompon' ny
maro, Andriamanitsika.
37 Izao no hanontanianareo [2] amy
ny mpaminany:
Ahoana no navaliny Jehovah
anao?
Ary ahoana no nolazainy Je-
hovah?
38 Fa raha hoy hianareo: 'Enta-
ny Jehovah,'
Dia izao no lazainy Jehovah:
Noho ny nilazanareo ny teny
hoe 'Ny entany Jehovah,'
Nefa efa nanirahako hiany
hianareo nataoko hoe:
Aza manao hoe: 'Ny entany [1]
Jehovah,'
39 Dia, indro, hanadino anareo
tokoa Aho
Sady hanary anareo
Mbamy ny tanàna izay nomeko
anareo sy ny razanareo
Tsy ho eo anatrehako;
40 Ary hataoko mihatra amina-
reo ny fahafaham-baraka
mandrakizay
Sy ny fahamenarana mandra-
kizay izay tsy hohadinoina.

*Ny amy ny aviavy roa sobiky.*

XXIV. JEHOVAH naneho tami-
ko, ka, indreo, nisy avi-
avy roa sobiky voapetraka teo ano-
loan' ny tempoliny Jehovah, taorian'
ny nitondrany Nebokadnezara, mpan-
jakany Babylona, any Jekonia, za-
naky Joiakima, mpanjakan' ny Joda,
sy ny mpanapaka ny Joda mbamy
ny mahay tao-zavatra sy ny mpanefy
vy izay tany Jerosalema, ho babo ho
any Babylona. 2 Ny sobiky iray
dia nisy aviavy tsara dia tsara, dia
toy ny aviavy mialintaona; ary ny
sobiky anankiray kosa dia nisy avi-
avy ratsy dia ratsy, izay tsy azo
hanina noho ny haratsiny. 3 Dia
hoy Jehovah tamiko: Inona no hi-
tanao, ry Jeremia? Ary hoy izaho:

[1] *Na:* faminaniana ny loza.

[2] *Heb.* hanontanianao.

Aviavy; koa ny tsara moa dia tsara
tokoa, ary ny ratsy kosa dia ratsy
tokoa ka tsy azo hanina noho ny
haratsiny.
4 Ary tonga tamiko indray ny
teniny Jehovah nanao hoe: 5 Izao
no lazainy Jehovah, Andriamanitry
ny Isiraely: Tahaka ireto aviavy
tsara ireto no fijeriko ny Joda voa-
babo mba hanasoavako azy, dia ireo
noroahiko niala tamin' ity tany ity
ho any amy ny tanin' ny Kaldeana.
6 Fa hojeren' ny masoko izy mba
hanasoavako azy ka hampodiko ho
amin' ity tany ity; ary haoriko izy,
fa tsy horavako; ary hamboleko izy,
fa tsy hongotako. 7 Ary homeko
fo hahalalany Ahy ho Jehovah izy;
dia ho oloko izy, ary Izaho kosa ho
Andriamaniny; fa hiverina amiko
amy ny fony rehetra izy.
8 Ary ny amy ny aviavy ratsy
izay tsy azo hanina kosa noho ny
haratsiny, dia izao no lazainy Jeho-
vah: Toy izany no hanolorako any
Zedekia, mpanjakan' ny Joda, sy ny
mpanapaka ary izay sisa any Jero-
salema, dia izay mbola sisa amin' ity
tany ity sy izay mitoetra any amy
ny tany Egypta, 9 eny, hatolotro ho
mpanjenjena [1] sy fiharan-doza any
amy ny fanjakana rehetra ambonin'
ny tany izy, ho fandatsa sy ohabo-
lana sy ambentinteny ary fanozo-
nana any amy ny tany rehetra izay
handroahako azy. 10 Ary hampa-
meleziko azy ny sabatra sy ny mo-
sary ary ny areti-mandringana
ambara-pahalany ritrany tsy ho
amy ny tany izay nomeko azy sy
ny razany.

*Ny handravany Babylona ny Joda sy ny firenena manodidina, ary ny loza hamelezana any Babylona sy ny firenena hafa rehetra.*

XXV. IZAO no teny tonga taminy
Jeremia ny amy ny Joda
rehetra tamy ny taona fahefatra
nanjakany Joiakima, zanaky Josia,
mpanjakan' ny Joda—dia ny taona
voalohany nanjakany Nebokadne-
zara, mpanjakany Babylona—2 dia
izay nolazainy Jeremia mpaminany
tamy ny Joda rehetra sy tamy ny
mponina rehetra tany Jerosalema
hoe:
3 Hatramy ny taona fahatelo
amby ny folo nanjakany Josia, zana-
ky Amona, mpanjakan' ny Joda, ka
mandraka andro any, dia mandritra
ny telo amby roa-polo taona izao, no
nahatongavan' ny teniny Jehovah
tamiko, ary nolazaiko taminareo,
eny, nifoha maraina koa aho ka
nilaza; nefa tsy nihaino hianareo.
4 Ary Jehovah naniraka ny mpa-
minany mpanompony rehetra ho any
aminareo; eny, nifoha maraina koa
Izy ka naniraka—nefa tsy nihaino
hianareo, na nanongilan-tsofina hi-
haino—hoe: 5 Samia miala amy ny
làlan-dratsinareo avy hianareo sy
amy ny ratsy fanaonareo, ka dia
honina any amy ny tany izay nome-
ny Jehovah anareo sy ny razana-
reo hatrizay hatrizay ka ho man-
drakizay. 6 Ary aza manaraka
andriamani-kafa hanompo azy sy
hiankohoka eo anatrehany, ary aza
mampahatezitra Ahy amy ny asan'
ny tànanareo, fandrao hahatonga
loza aminareo Aho. 7 Nefa tsy
nihaino Ahy hianareo, hoy Jehovah,
mba hampahatezeranareo Ahy tamy
ny asan' ny tànanareo hahitanareo
loza.
8 Koa izao no lazainy Jehovah,
Tompon' ny maro: Noho ny tsy
nihainoanareo ny teniko, 9 dia,
indro, hampanalaiko ny firenena
rehetra any avaratra sy Nebokadne-
zara, mpanjakany Babylona, mpa-
nompoko, hoy Jehovah, ary ho en-
tiko hamely ity tany ity sy ny
mponina eto mbamin' ireto firenena
manodidina rehetra ireto izy, ary
haringako tokoa [2] ireo ka hataoko
ho figagana sy zavatra mampisitrisi-
tra sady ho rava mandrakizay. 10

---

[1] *Na:* ho fampangovitana.

[2] *Heb.* hataoko herema.

Ary hatsahatro eo aminy ny feo
mifaly sy ny feo miravoravo, dia ny
feon' ny mpampakatra sy ny feon'
ny ampakarina, ny feon' ny vato
fikosoham-bary ary ny fahazavan'
ny jiro. 11 Ary ity tany rehetra
ity dia ho foana sy lao, ary ireto
firenena rehetra ireto hanompo ny
mpanjakany Babylona fito-polo taona.

12 Ary rehefa tapitra ny fito-polo
taona, hoy Jehovah, dia hovaliako
kosa ny mpanjakany Babylona sy
izany firenena izany noho ny helony,
ary ny tanin' ny Kaldeana koa dia
hataoko rava mandrakizay. 13 Ary
hotoviko amin' izany tany izany ny
teniko rehetra, izay efa nambarako
hamelezana azy, dia izay rehetra
voasoratra ato amin' ity boky ity,
izay novinaniny Jeremia hamely ny
firenena rehetra. 14 Fa ireo kosa
indray dia hampanompoin' ny fire-
nena maro sy ny mpanjaka lehibe;
ary hovaliako araka ny ataony sy
araka ny asan' ny tànany avy izy.

15 Fa izao no nolazainy Jehovah,
Andriamanitry ny Isiraely, tamiko:
Raiso etỳ an-tànako ity kapoaky ny
divay fahatezerana mirehitra ity, ka
ampisotroy ny firenena rehetra izay
anirahako anao. 16 Ary hisotro izy
ka hirepirepy sy ho very saina noho
ny sabatra izay hampameleziko azy.

17 Dia noraisiko ny kapoaka teny
an-tànany Jehovah, ka nampisotroa-
ko ny firenena rehetra izay nanira-
hany Jehovah ahy, 18 dia Jerosa-
lema sy ny tanànan' ny Joda sy ny
mpanjakany ary ny mpanapaka, mba
hanao azy ho tany lao sy ho figagana
sy zavatra mampisitrisitra ary fano-
zonana tahaka ny amin' izao anio
izao, 19 ary Farao, mpanjakany
Egypta, sy ny mpanompony sy ny
mpanapaka mbamy ny vahoakany
rehetra, 20 ary ny olona samihafa
firenena rehetra sy ny mpanjaka re-
hetra amy ny tany Oza sy ny mpan-
jaka rehetra amy ny tanin' ny Filis-
tina sy Askelona sy Gaza sy Ekrona
ary ny sisa any Asdoda, 21 ary
Edoma sy Moaba sy ny taranaky
Amona, 22 ary ny mpanjaka rehetra
any Tyro sy ny mpanjaka rehetra
any Sidona ary ny mpanjakan' ny
nosy [1] any an-dafin' ny ranomasina,
23 ary Dedana sy Tema sy Boza
ary izay rehetra voahety sisim-bolo
24 ary ny mpanjaka rehetra any
Arabia sy ny mpanjaka rehetra amy
ny firenena maro samihafa izay mo-
nina any an-efitra 25 ary ny mpan-
jaka rehetra any Zimry sy ny mpan-
jaka rehetra any Elama ary ny
mpanjaka rehetra any Media 26 ary
ny mpanjaka rehetra any avaratra,
na ny lavitra na ny akaiky, na iza
na iza, ary ny fanjakana rehetra
amin' izao tontolo izao, izay etỳ
ambonin' ny tany; ary ny mpanja-
kany Sesaka [2] koa dia hisotro mana-
raka ireo.

27 Koa lazao aminy hoe: Izao
no lazainy Jehovah, Tompon' ny
maro, Andriamanitry ny Isiraely:
Misotroa hianareo, ka mimamoa, sy
mandoava, ary mianjerà, ka aza
miarina intsony—noho ny sabatra
izay hampameleziko anareo.

28 Ary raha tsy mety mandray
ny kapoaka eny an-tànanao hoso-
troiny izy, dia ataovy aminy hoe:
Izao no lazainy Jehovah, Tompon'
ny maro: Tsy maintsy misotro hia-
nareo. 29 Fa, indro, ao amy ny
tanàna izay efa niantsoana ny ana-
rako aza no nanombohako ny faha-
tongavana loza, ka ho afaka va hia-
nareo? Tsy ho afaka mihitsy hia-
nareo; fa hiantso sabatra Aho ha-
melezana ny mponina rehetra amy
ny tany, hoy Jehovah, Tompon' ny
maro. 30 Koa maminania aminy
hianao araka izao teny rehetra izao,
ka ataovy hoe:

Jehovah hierona any ambony
Ary hanandratra ny feony
any amy ny fitoerany masina,
Eny, hierona mafy amy ny
sahany fiandrasan-ondry Izy

[1] *Na:* amor n-tsiraka.

[2] Sesaka = Babela.

Ka hanakora toy ny mpanosihosy voaloboka,
Hamelezana ny mponina rehetra amy ny tany.
31 Mihatra amy ny faran' ny tany ny fihorakorahana;
Fa Jehovah manana ady amy ny firenena;
Mifandahatra amy ny nofo rehetra Izy,
Ka ny ratsy fanahy dia atolony ho any ny sabatra, hoy Jehovah.

32 Izao no lazainy Jehovah, Tompon' ny maro:
Indro, hisy loza hivoaka hitety ny firenena samihafa,
Ary hisy tafio-drivotra mahery hiposaka any amy ny faran' ny tany;
33 Ary amin' izany andro izany
Ny voavonony Jehovah dia hiampatrampatra hatramy ny faran' ny tany anankiray ka hatramy ny farany koa;
Tsy hisaonana, na hangonina, na halevina ireny,
Fa ho zezika eny ambonin' ny tany.
34 Midradradradrà, hianareo mpiandry ondry, ary mitaraina;
Eny, mihosinkosena, hianareo zokiny amy ny ondry!
Fa tonga ny andro hamonoana anareo;
Ary hampieleziko hianareo ka hianjera toy ny fanaka tsara.
35 Ny mpiandry ondry tsy hanam-pandosirana,
Ary ny zokiny amy ny ondry tsy hanam-pahafahana.
36 Injany! misy feo fitarainan' ny mpiandry ondry
Sy fidradradradran' ny zokiny aminy!
Satria efa nosimbany Jehovah ny saha fiandrasana azy;
37 Ary efa tonga lao ny kijana niadanana
Noho ny firehetan' ny fahatezerany Jehovah.
38 Nandao ny fiereny toy ny liona tanora izy;
Fa efa lao ny taniny
Noho ny fahasiahan' ny mpampahory
Sy noho ny firehetan' ny fahatezerany.

*Ny niampangana any Jeremia, sy ny nahafahany tamin' izany.*

XXVI. TAMY ny niandohan' ny
nanjakany Joiakima,
zanaky Josia, mpanjakan' ny Joda,
no nahatongavan' izao teny izao avy
taminy Jehovah nanao hoe: 2 Izao
no lazainy Jehovah: Mitsangàna eo
an-kianjan' ny tranony Jehovah, ka
lazao amy ny tanànan' ny Joda rehetra, izay avy hiankohoka ao antranony Jehovah, ny teny rehetra
izay efa nasaiko hambaranao aminy,
ary aza amelana na dia teny iray
akory aza. 3 Fa angamba hihaino
hiany izy, ka samy hiala amy ny
làlany ratsy, dia hanenenako ny loza
izay kasaiko hamelezana azy noho
ny faharatsian' ny ataony.
4 Ary lazao aminy hoe: Izao no
lazainy Jehovah: Raha tsy mihaino
Ahy hianareo ka tsy mandeha araka
ny lalàko izay napetrako teo anoloanareo,
5 ary tsy mihaino ny tenin'
ny mpaminany mpanompoko, izay
irahiko aminareo,—eny, nifoha maraina koa Aho ka naniraka, nefa
tsy mba nihaino hianareo—6 dia
hataoko tahaka any Silo ity trano
ity, ary hataoko fanozonana ho any
ny firenena rehetra ambonin' ny
tany ity tanàna ity.
7 Ary ny mpisorona sy ny
mpaminany mbamy ny vahoaka rehetra dia nandre any Jeremia nanambara ireo teny rehetra ireo tao
an-tranony Jehovah.
8 Koa nony efa tapitra voalazany Jeremia izay rehetra nasainy
Jehovah nolazaina tamy ny vahoaka
rehetra, dia nosamborin' ny mpisorona sy ny mpaminany mbamy ny

vahoaka rehetra izy ka nataony hoe :
Ho faty tokoa hianao. 9 Nahoana
hianao no naminany tamy ny ana-
rany Jehovah hoe : Ho tahaka any
Silo ity tanàna ity, ary ho lao ity
tanàna ity, ka tsy hisy mponina?
Ary ny vahoaka rehetra dia nitango-
rona taminy Jeremia tao an-tranony
Jehovah.

10 Fa nony ren' ny mpanapaka
ny Joda izany zavatra izany, dia
niakatra avy tany amy ny tranon'
ny mpanjaka nankany amy ny tra-
nony Jehovah izy ka nipetraka teo
anoloan' ny vavahady vaovaony Je-
hovah. 11 Ary ny mpisorona sy ny
mpaminany nilaza tamy ny mpana-
paka sy ny vahoaka rehetra hoe :
Misy heloka tokony hahafaty ity
lehilahy ity ; fa efa naminany loza
ho amin' ity tanàna ity izy araka
izay efa ren' ny sofinareo.

12 Dia nilaza tamy ny mpana-
paka rehetra sy ny vahoaka rehetra
Jeremia hoe : Jehovah no naniraka
ahy haminany izay rehetra efa re-
nareo ny amin' ity trano sy ity
tanàna ity. 13 Koa ankehitriny
ataovy tsara ny làlanareo sy ny
ataonareo, ary mihainoa ny feony
Jehovah Andriamanitrareo ; fa hane-
nenany Jehovah ny loza izay efa
nolazainy hamelezana anareo. 14
Fa ny amiko, dia, indro, efa eto an-
tànananareo aho ; koa ataovy amiko
izay ataonareo ho mety sy marina.
15 Kanefa mihevera tsara, fa raha
mamono ahy anie hianareo, dia haha-
tonga ra marina aminareo sy amin'
ity tanàna ity ary amy ny mponina
eto, satria Jehovah tokoa no nani-
raka ahy taminareo hilaza ireo teny
rehetra ireo eto anatrehananareo.

16 Dia hoy ny mpanapaka sy ny
vahoaka rehetra tamy ny mpisorona
sy ny mpaminany : Tsy misy heloka
tokony hahafaty ity lehilahy ity,
satria tamy ny anarany Jehovah
Andriamanitsika no nitenenany ta-
mintsika.

17 Dia nisy nitsangana ny loho-
lona ka nanao tamy ny vahoaka
rehetra vory teo hoe : 18 Mika
Morastita dia naminany tamy ny
androny Hezekia, mpanjakan' ny
Joda, ka nanao tamy ny Joda re-
hetra hoe : Izao no lazainy Jehovah,
Tompon' ny maro :

> Ziona dia hasaina toy ny ta-
> nimboly,
> Ary Jerosalema ho tonga ko-
> rontam-bato,
> Ary ny tendrombohitra misy
> ny trano dia ho tonga toy
> ny havoana mifono ala
> (Mik. iii. 12).

19 Moa namono azy va Hezekia,
mpanjakan' ny Joda, sy ny Joda
rehetra? Tsy natahotra any Jeho-
vah va izy ka nifona taminy Jeho-
vah, ka dia nanenenany Jehovah ny
loza izay efa nolazainy hamelezany
azy? Fa isika kosa izao dia mila
hampidi-doza lehibe amy ny tenan-
tsika.

20 Ary nisy lehilahy anankiray
koa izay naminany tamy ny ana-
rany Jehovah, dia Oria, zanaky
Semaia, avy any Kiriata - jearima,
izay naminany loza ho amin' ity
tanàna sy ity tany ity araka izany
teny rehetra nataony Jeremia izany
koa. 21 Ary nony reny Joiakima
mpanjaka sy ny lehilahy maheriny
rehetra mbamy ny mpanapaka re-
hetra ny teniny, dia nitady haha-
faty azy ny mpanjaka ; ary nony
nandre izany Oria, dia natahotra
izy ka nandositra, ary tonga tany
Egypta ; 22 ary Joiakima mpan-
jaka naniraka olona nankany
Egypta, dia Elnatana, zanaky Ak-
bora, mbamy ny olona sasany nana-
raka azy hankany Egypta. 23 Ary
Oria dia nalain' ireo niala avy tany
Egypta ka nentiny teo aminy Joia-
kima mpanjaka ; ary izy namono
azy tamy ny sabatra, dia nanary ny
fatiny teny amy ny fasam-bahoaka.

24 Nefa ny tànany Ahikama,
zanaky Safana, dia nomba any
Jeremia mba tsy hanolorana azy
ho eo an-tànan' ny vahoaka hovo-
noiny.

*Ny amy ny zioga hataon' ny mpanjakany Babylona amy ny vozon' ny firenena izay resiny, sy ny nampirisihany Jeremia azy hitondra izany.*

XXVII. TAMY ny niandohan' ny
nanjakany Joiakima,
zanaky Josia, mpanjakan' ny Joda,
no nahatongavan' izao teny izao
taminy Jeremia avy taminy Jehovah hoe:
2 Izao no nolazainy Jehovah tamiko: Manaova famatorana [1] sy zioga
hianao, ka ataovy eo am-bozonao; 3
ary ampanatero any amy ny mpanjakany Edoma sy any amy ny mpanjakany Moaba sy any amy ny mpanjakan' ny taranaky Amona sy any
amy ny mpanjakany Tyro ary any
amy ny mpanjakany Sidona izany
ho entin' ny iraka izay mankaty
Jerosalema ho aty aminy Zedekia,
mpanjakan' ny Joda; 4 ary asaovy
lazainy amy ny tompony avy hoe:
Izao no lazainy Jehovah, Tompon'
ny maro, Andriamanitry ny Isiraely: Izao no holazainareo amy ny
tomponareo: 5 Izaho no nanao ny
tany sy ny olona ary ny biby izay
eo aminy tamy ny heriko lehibe sy
tamy ny sandriko nahinjitra; ary
efa nomeko ho an' izay sitraky ny
foko ny tany. 6 Ary ankehitriny
Izaho dia efa nanolotra ireto tany
rehetra ireto ho eo an-tànany Nebokadnezara, mpanjakany Babylona,
mpanompoko; eny, na dia ny bibidia aza dia efa nomeko hanompo
azy koa. 7 Ary ny firenena rehetra
dia hanompo azy sy ny zanany ary
ny zafiny ambara-pahatongan' ny
fotoana hamaliana ny tanin' izy io
kosa, ka hampanompoin' ny firenena
maro sy ny mpanjaka lehibe izy. 8
Ary izay firenena na fanjakana tsy
mety manompo any Nebokadnezara,
mpanjakany Babylona, ary tsy mety
mampiditra ny vozony eo amy ny
ziogan' ny mpanjakany Babylona,
dia hovaliako amy ny sabatra sy ny
mosary ary ny areti-mandringana
izany firenena izany, hoy Jehovah,
ambara-pandringako azy amy ny
tànany.
9 Ary aza mihaino ny mpaminaninareo hianareo, na ny mpanao
fankatovanareo, na ny nofinareo, na
ny mpanandronareo, na ny mpanana
odinareo, izay manao aminareo hoe:
Tsy hanompo ny mpanjakany Babylona hianareo. 10 Fa lainga no
vinanin' ireo aminareo, mba hamindrana anareo ho lavitra ny taninareo, dia horoahiko hianareo ka
ho ringana. 11 Fa izay firenena
mampiditra ny vozony eo amy ny
ziogan' ny mpanjakany Babylona
kosa ka manompo azy dia havelako
hitoetra amy ny taniny hiany, hoy
Jehovah, ka hiasa azy sady honina
ao izy.
12 Ary Zedekia, mpanjakan' ny
Joda, koa dia efa nilazako araka
izany teny rehetra izany hoe: Ampidiro eo amy ny ziogan' ny mpanjakany Babylona ny vozonareo, ka
manompoa azy sy ny vahoakany,
dia ho velona hianareo. 13 Nahoana no ho fatin' ny sabatra sy ny
mosary ary ny areti-mandringana
hianareo, dia hianao mbamy ny vahoakanao, araka ny nolazainy Jehovah ny amy ny firenena izay tsy
mety manompo ny mpanjakany
Babylona? 14 Koa aza mihaino
ny tenin' ny mpaminany izay manao
aminareo hoe: Tsy hanompo ny
mpanjakany Babylona hianareo; fa
lainga no vinanin' ireo aminareo.
15 Fa tsy naniraka azy Aho, hoy
Jehovah, nefa manandoka ho mpaminany amy ny anarako hiany izy,
mba handroahako anareo, ka ho
lany ringana hianareo, dia hianareo
sy ny mpaminany izay maminany
aminareo.
16 Ary ny mpisorona sy ity firenena rehetra ity dia efa nilazako
hoe: Izao no lazainy Jehovah: Aza

[1] *Na:* kofehy.

mihaino ny tenin' ny mpaminani-
nareo, izay maminany aminareo hoe :
Indro, ny fanaky ny tranony Jeho-
vah hampodina faingana avy any
Babylona ; fa lainga no vinaniny
aminareo. 17 Aza mihaino azy, fa
manompoa ny mpanjakany Baby-
lona, dia ho velona hianareo ; fa
nahoana no ho rava ity tanàna ity ?
18 Fa raha mpaminany tokoa ireo,
ary raha ao aminy tokoa ny teniny
Jehovah, dia aoka hifona aminy Je-
hovah, Tompon' ny maro, izy, mba
tsy ho lasa ho any Babylona koa ny
fanaka sisa ao an-tranony Jehovah
sy ao an-tranon' ny mpanjakan' ny
Joda sy ato Jerosalema.

19 Fa izao no lazainy Jehovah,
Tompon' ny maro, ny amy ny andry
sy ny tavin-drano lehibe[1] sy ny
fitoeran-tavin-drano ary ny amy ny
fanaka hafa izay mbola sisa amin'
ity tanàna ity, 20 dia izay tsy na-
lainy Nebokadnezara, mpanjakany
Babylona, fony izy nitondra any
Jekonia, zanaky Joiakima, mpan-
jakan' ny Joda, ho babo avy tany
Jerosalema ho any Babylona, mbamy
ny manan-kaja rehetra amy ny Joda
sy Jerosalema,—21 eny, izao no
lazainy Jehovah, Tompon' ny maro,
Andriamanitry ny Isiraely, ny amy
ny fanaka izay sisa ao an-tranony
Jehovah sy ao an-tranon' ny mpan-
jakan' ny Joda sy ato Jerosalema :
22 Ho any Babylona no hitondrana
ireo, sady hitoetra any izy ambara-
pahatongan' ny andro hamangiako
azy, hoy Jehovah, dia vao ho entiko
miakatra izy ka hampodiko amin'
ity tanàna ity.

*Ny faminaniany Hanania mpami-
nany sandoka, sy ny navaliny
Jeremia azy.*

XXVIII. ARY tamin' izany tao-
na izany hiany, dia
tamy ny niandohan' ny nanjakany
Zedekia, mpanjakan' ny Joda, tamy
ny volana fahadimy tamy ny taona
fahefatra, no nitenenany Hanania
zanaky Azora, mpaminany avy tany
Gibeona, tamiko tao an-tranony Je-
hovah, teo anatrehan' ny mpisorona
sy ny vahoaka rehetra, nanao hoe :
2 Izao no lazainy Jehovah, Tompon'
ny maro, Andriamanitry ny Isiraely :
Efa notapahiko ny ziogan' ny mpan-
jakany Babylona, 3 ka ao anatin'
ny roa taona no hampodiako ho
amin' ity tanàna ity ny fanaka re-
hetra tao an-tranony Jehovah izay
nalainy Nebokadnezara, mpanjakany
Babylona, avy tamin' ity tanàna ity
ka nentiny ho any Babylona ; 4
ary Jekonia, zanaky Joiakima,
mpanjakan' ny Joda, mbamy ny
Joda voababo rehetra, izay lasa tany
Babylona, dia hampodiko ho amin'
ity tanàna ity, hoy Jehovah ; fa
hotapahiko ny ziogan' ny mpanja-
kany Babylona.

5 Dia hoy Jeremia mpaminany
taminy Hanania mpaminany teo
anatrehan' ny mpisorona sy ny va-
hoaka rehetra izay tao an-tranony
Jehovah,—6 Eny, amena ! hoy Jere-
mia mpaminany ; hataony Jehovah
anie izany ! hotanterahiny Jehovah
anie ny teninao, izay novinaninao
ny amy ny hampodiana ny fanaky
ny tranony Jehovah mbamy ny babo
rehetra hiala any Babylona ka hive-
rina ho amin' ity tanàna ity indray.
7 Kanefa kosa mba henoinao izao
teny izao, izay holazaiko eto anatre-
hanao sy ny vahoaka rehetra : 8 Ny
mpaminany izay tany alohako sy
tany alohanao hatramy ny ela dia
naminany ady sy loza ary areti-
mandringana ho amy ny tany maro
sy ny fanjakana lehibe. 9 Ny amy
ny mpaminany izay maminany fiada-
nana, raha tanteraka ny teniny, dia
ho fantatra ho mpaminany nirahiny
Jehovah tokoa izy.

10 Dia nesoriny Hanania mpa-
minany ny zioga tamy ny vozony
Jeremia mpaminany ka notapahiny.
11 Ary Hanania niteny teo anatre-

[1] *Heb.* ranomasina.

han' ny vahoaka rehetra hoe: Izao
no lazainy Jehovah: Tahaka izao
no hanapahako ny ziogany Nebokad-
nezara, mpanjakany Babylona, ho
afaka amy ny vozon' ny firenena
rehetra ao anatin' ny roa taona.
Ary dia lasa niala Jeremia mpami-
nany.
12 Dia tonga taminy Jeremia ny
teniny Jehovah, nony efa notapa-
hiny Hanania mpaminany ho afaka
tamy ny vozony Jeremia mpaminany
ny zioga, nanao hoe: 13 Mande-
hana, ka lazao aminy Hanania hoe:
Izao no lazainy Jehovah: Zioga
hazo no notapahinao, fa zioga vy
kosa no hataonao solony. 14 Fa
izao no lazainy Jehovah, Tompon'
ny maro, Andriamanitry ny Isi-
raely: Zioga vy no nataoko tamy
ny vozon' ireto firenena rehetra
ireto mba hanompoany any Nebokad-
nezara, mpanjakany Babylona, ka
dia hanompo azy izy; eny, na dia
ny bibi-dia aza dia nomeko azy koa.
15 Dia hoy Jeremia mpaminany
taminy Hanania mpaminany: Mba
henoy, ry Hanania: Tsy naniraka
anao Jehovah; fa hianao dia mam-
pitoky ity firenena ity amy ny
lainga. 16 Koa izao no lazainy
Jehovah: Indro, hesoriko tsy ho
amy ny tany hianao; amin' ity
taona ity hiany no hahafatesanao,
satria fiodinana taminy Jehovah no
notorinao. 17 Ka dia maty tamy
ny volana fahafito tamin' iny taona
iny hiany Hanania mpaminany.

*Taratasy nampitondrainy Jeremia ho any amy ny babo tany Babylona.*

XXIX. ARY izao no fitenin' ny
taratasy izay nampi-
tondrainy Jeremia mpaminany avy
tany Jerosalema ho any amy ny
sisa amy ny loholona voababo sy ho
amy ny mpisorona sy ny mpaminany
ary ny vahoaka rehetra, izay noba-
boiny Nebokadnezara ka nentiny
avy tany Jerosalema ho any Baby-
lona 2 (rehefa lasa niala tany Jero-
salema Jekonia mpanjaka sy ny
reniny sy ny tandapa sy ny mpana-
paka ny Joda sy Jerosalema mbamy
ny mahay tao-zavatra sy ny mpanefy
vy), 3 dia ilay teny nampitondrainy
any Elasa, zanaky Safana, sy Gema-
ria, zanaky Hilkia, izay nirahiny
Zedekia, mpanjakan' ny Joda, ho
any Babylona ho any aminy Nebo-
kadnezara, mpanjakany Babylona,
nanao hoe:
4 Izao no lazainy Jehovah, Tom-
pon' ny maro, Andriamanitry ny
Isiraely, amy ny babo rehetra izay
natolotro ho babo avy tany Jerosa-
lema ho any Babylona: 5 Manaova
trano hianareo, ka mitoera aminy;
ary manaova tanimboly, ka hano
ny vokatra avy aminy. 6 Manam-
badia, ka miteraha zazalahy sy zaza-
vavy; analao vady ny zanakalahi-
nareo, ary ampanambadio ny zana-
kavavinareo, mba hiterahany zaza-
lahy sy zazavavy, ka hihamaro anie
hianareo, fa tsy hihavitsy. 7 Ary
katsaho izay hiadanan' ny tanàna
izay nampandehanako anareo ho
babo, ary mivavaha aminy Jehovah
ho azy; fa raha miadana izy, dia
mba hiadana koa hianareo.
8 Fa izao no lazainy Jehovah,
Tompon' ny maro, Andriamanitry
ny Isiraely: Aza mety hofitahin' ny
mpaminaninareo sy ny mpanao fan-
katovanareo, izay ao aminareo, ary
aza mino ny nofinareo izay nofisi-
nareo.[1] 9 Fa lainga no vinaniny
aminareo amy ny anarako; tsy
naniraka azy Aho, hoy Jehovah.
10 Fa izao no lazainy Jehovah:
Rehefa tapitra ny fito-polo taona ny
aminy Babylona, dia hamangy ana-
reo Aho, fa hotanterahiko aminareo
ny teniko tsara, ka hampodiko ho
amin' ity tany ity hianareo. 11 Fa
Izaho mahalala ny hevitra iheverako
anareo, hoy Jehovah, dia hevitra
hahatonga fiadanana, fa tsy loza,

[1] *Na:* izay nampanonofisinareo.

mba hanome anareo fanantenana ny
amy ny farany.[1] 12 Ary hiantso
Ahy hianareo ka handeha sy hiva-
vaka amiko, dia hihaino anareo
Aho. 13 Ary hitady Ahy hiana-
reo, dia ho hitanareo Aho, raha
katsahinareo amy ny fonareo rehe-
tra. 14 Eny, ho hitanareo Aho,
hoy Jehovah ; ary hampodiko avy
amy ny fahababoana hianareo, ka
hangoniko avy any amy ny firenena
rehetra sy avy any amy ny tany
rehetra izay nandroahako anareo,
hoy Jehovah, ka hampodiko ho any
amin' ilay tany efa nanolorako ana-
reo hobaboina. 15 Fa hoy hianareo :
Jehovah nanangana mpaminany ho
anay eto Babylona.

16 Fa izao no lazainy Jehovah
ny amy ny mpanjaka izay mipe-
traka eo amy ny seza fiandrianany
Davida sy ny amy ny vahoaka re-
hetra izay monina amin' ity tanàna
ity, dia ny rahalahinareo izay tsy
mba lasan-ko babo niaraka tami-
nareo,—17 izao no lazainy Jehovah,
Tompon' ny maro : Indro, hampa-
meleziko azy ny sabatra sy ny mo-
sary ary ny areti-mandringana, ka
hataoko toy ny aviavy ratsy dia
ratsy izay tsy azo hanina noho ny
haratsiny izy. 18 Ary henjehiko
amy ny sabatra sy ny mosary ary
ny areti-mandringana izy ka hato-
lotro ho mpanjenjena [2] any amy ny
fanjakana rehetra ambonin' ny tany,
ho fanozonana sy figagana sy zava-
tra mampisitrisitra sy fandatsa ho
any ny firenena izay nandroahako
azy, 19 noho ny tsy nihainoany ny
teniko, hoy Jehovah, izay nampiton-
draiko ny mpaminany mpanompoko
ho any aminy,—eny, nifoha maraina
koa Aho ka naniraka azy, nefa tsy
nihaino hianareo, hoy Jehovah. 20
Koa mihainoa ny teniny Jehovah,
hianareo babo rehetra izay nesoriko
tany Jerosalema ho aty Babylona.

21 Izao no lazainy Jehovah, Tom-
pon' ny maro, Andriamanitry ny
Isiraely, ny aminy Ahaba, zanaky
Kolaia, sy ny aminy Zedekia, za-
naky Mahaseia, izay maminany
lainga aminareo amy ny anarako :
Indro, hatolotro eo an-tànany Nebo-
kadnezara, mpanjakany Babylona,
izy, ka dia hovonoiny eo imasonareo.
22 Ary izy roa lahy dia hataon' ny
babo rehetra amy ny Joda izay any
Babylona ho fanozonana hoe : Ha-
taony Jehovah tahaka any Zedekia
sy Ahaba, izay nodoran' ny mpan-
jakany Babylona tamy ny afo, anie
hianao. 23 noho ny nanaovany izay
fady indrindra [3] tao amy ny Isiraely
sy ny nijangajangany tamy ny
vadin' ny namany ary ny nitene-
nany lainga tamy ny anarako, izay
tsy nandidiako azy ; Izaho no ma-
halala, ka ho vavolombelona Aho,
hoy Jehovah.

24 Ary Semaia Nehelamita dia
hilazanao hoe : 25 Izao no lazainy
Jehovah, Tompon' ny maro, Andria-
manitry ny Isiraely : Noho ny nam-
pitondranao taratasy tamy ny ana-
ranao ho amy ny vahoaka rehetra
izay any Jerosalema sy aminy Zefa-
nia mpisorona, zanaky Mahaseia,
ary amy ny mpisorona rehetra hafa
koa nanao hoe : 26 Jehovah efa na-
nao anao ho mpisorona ho solony
Joiada mpisorona, mba hanendry
izay ho mpiandraikitra ny tranony
Jehovah, hisakana izay rehetra very
saina sy manao azy ho mpaminany,
ka dia hasianao boloky hazo ny
vozony sy ny tongony ; 27 koa na-
hoana hianao no tsy nananatra mafy
any Jeremia avy any Anatota, izay
manao azy ho mpaminany aminareo ?
28 Fa naniraka ho aminay any
Babylona izy nanao hoe : Mbola
haharitra ela izao, koa manaova
trano hianareo, dia mitoera aminy,
ary manaova tanimboly, ka hano ny
vokatra aminy.

29 Ary Zefania mpisorona na-
maky izany taratasy izany teo ana-
trehany Jeremia mpaminany.

---

[1] *Heb.* farany sy fanantenana. [2] *Na:* ho fampangovitana. [3] *Heb.* fahadalana.

30 Dia tonga taminy Jeremia ny
teniny Jehovah hoe: 31 Maniraha
ho any amy ny babo rehetra, ka
lazao aminy hoe: Izao no lazainy
Jehovah ny aminy Semaia Nehela-
mita: Noho ny naminaniany Semaia
taminareo, kanefa tsy nirahiko izy
tsinona, fa nampitoky anareo tamy
ny lainga,—32 dia izao no lazainy
Jehovah: Indro, efa hamaly any
Semaia Nehelamita sy ny taranany
Aho: tsy hanana zanakalahy honina
amin' ity firenena ity izy sady tsy
hanam-pifaliana amy ny hahitana ny
soa izay hataoko amy ny oloko, hoy
Jehovah, satria fiodinana taminy
Jehovah no notoriny.

*Ny hampodiana ny voninahitry ny Isiraely, sy ny hampijaliana izay nampahory azy.*

XXX. IZAO no teny tonga taminy
Jeremia avy taminy Je-
hovah: 2 Izao no lazainy Jehovah,
Andriamanitry ny Isiraely: Sorati-
nao amy ny boky ny teny rehetra
izay efa nolazaiko taminao. 3 Fa,
indro, avy ny andro, hoy Jehovah,
izay hampodiako ny oloko, dia ny
Isiraely sy ny Joda, avy amy ny
fahababoany, hoy Jehovah; eny,
hampody azy ho amy ny tany izay
efa nomeko ny razany Aho, dia ho
azy izany.
4 Ary izao no teny izay nolazainy
Jehovah ny amy ny Isiraely sy ny
Joda,—5 eny, izao no lazainy Je-
hovah:

Feo mampangovitra no renay;
Misy tahotra, fa tsy fiadanana.
6 Anontanionareo ka izahao, raha mba misy lehilahy minetsi-jaza;
Koa nahoana no samy hitako manery ny valahany amy ny tànany avy ny lehilahy rehetra
Hoatra ilay efa mihetsi-jaza iny,
Ary ny tarehy rehetra dia efa tonga hatsatra avokoa?
7 Indrisy! fa lehibe izany andro izany,
Ka tsy misy tahaka azy;
Andro fahoriana ho any Jakoba izany,—
Nefa ho voavonjy ho afaka amin' izany hiany izy.
8 Fa amin' izany andro izany,
Hoy Jehovah, Tompon' ny maro,
Dia hotapahiko ny ziogany ho afaka amy ny vozonao
Sy hotosako ny fatoranao,[1]
Ary ny firenena hafa tsy hampanompo anao[2] intsony;
9 Fa hianao hanompo any Jehovah Andriamanitrao[3]
Sy Davida Mpanjakanao,[4] izay hatsangako ho anao.[2]
10 Koa aza matahotra hianao, ry Jakoba mpanompoko, hoy Jehovah;
Ary aza mivadi-po, ry Isiraely;
Fa, indro, hovonjeko avy any lavitra hianao
Ary ny taranakao avy any amy ny tany izay nahababo azy;
Dia hiverina Jakoba ka hiadana sy handry fahizay,
Ka tsy hisy hanaitaitra azy.
11 Fa momba anao hamonjy anao Aho, hoy Jehovah;
Koa na dia levoniko aza ny firenena rehetra izay nampielezako anao,
Hianao tsy mba holevoniko;
Nefa kosa mba hanariko araka ny antonony hiany hianao,
Fa tsy dia havelako fotsiny.

12 Fa izao no lazainy Jehovah:
Maharary ny faharatrànao,
Ary tsy azo sitranina ny ferinao.
13 Tsy misy handahatra ny teninao;
Tsy manana plasitera fanasi-

---

[1] *Na:* kofehinao. [2] *Heb.* azy. [3] *Heb.* izy . . . . Andriamaniny. [4] *Heb.* Mpanjakany.

tranana hapetaka amy ny
ferinao hianao.[1]
14 Ireo tia anao dia efa nanadino
anao avokoa,
Tsy mba notadiaviny hianao;
Fa famelin' ny fahavalo no
namelezako anao,
Dia ny famaizan' ny lozabe,
Noho ny habetsahan' ny helokao
Sy ny hamaroan' ny fahotanao.
15 Nahoana hianao no mitaraina
noho ny faharatrànao
Sy noho ny fanaintainanao
izay tsy azo atsahatra?
Fa noho ny habetsahan' ny
helokao
Sy ny hamaroan' ny fahotanao
No nanaovako izany taminao.
16 Koa izay rehetra mihinana
anao dia mba hohanina,
Ary izay rehetra mampahory
anao dia ho lasan-ko babo,
Izay mamabo anao dia hobaboina,
Ary izay rehetra mandroba
anao dia hatolotro horobaina.
17 Fa hotanterahiko ny fanasitranana anao,
Eny, hositraniko ny faharatrànao, hoy Jehovah,
Noho ny nanaovany anao hoe:
Ilay noroahina,
Sy hoe: Ziona tsy misy mpitady ity.

18 Izao no lazainy Jehovah:
Indro, hampodiko avy amy ny
fahababoana ny lainy Jakoba,
Ary ny fonenany dia hamindrako fo;
Ka ny tanàna dia haorina ao
amy ny havoany,
Ary ny lapan' Andriana hitoetra ao amin' izay mahamety
azy.
19 Ary hisy fisaorana sy feon' ny
mifaly avy ao;
Dia hahamaro azy Aho, ka
tsy ho vitsy izy,
Sady hanome voninahitra azy
Aho, ka tsy ho ambany izy.
20 Ny zanany koa ho tahaka ny
tany aloha,
Ary ny fiangonany hampitoerina eo anatrehako,
Dia hovaliako izay rehetra
mampahory azy.
21 Ary ilay malazany dia ho avy
ao aminy hiany,
Ary ny mpanapaka azy dia ho
avy ao aminy hiany koa;
Ary hampanakaiky azy Aho,
ka dia hanatona Ahy izy,
Fa iza no sahy hanao ny ainy[2]
ho antoka ka hanatona Ahy,
hoy Jehovah.
22 Ary hianareo ho oloko,
Ary Izaho ho Andriamanitrareo.

23 He! ny tadiony Jehovah!
Mivoaka ny fahatezerana
Sy ny tadio mitambolimbolina
Ka miantonta amy ny lohan'
ny ratsy fanahy.
24 Ny firehetan' ny fahatezerany
Jehovah tsy ho afaka
Ambara-panefany sy ambarapanatanterany ny hevitry
ny fony;
Mbola ho fantatrareo marimarina izany any am-parany.

*Ny famindrampo ho any ny fireneny Isiraely, sy ny fanekena hatao aminy.*

XXXI. AMIN' izany andro izany,
hoy Jehovah,
Dia ho Andriamanitry ny
isam-pianakavian' ny Isiraely Aho,
Ary izy ho oloko.
2 Izao no lazainy Jehovah:
Hahita[3] fitia any an-efitra ny

[1] *Na:* Tsy misy mikarakara ny raharahanao hamoritana ny ferinao, ary tsy manana lasitera fanasitranana hianao. [2] *Heb.* fony. [3] *Na:* Nahita.

olona izay sisa tsy matin' ny sabatra;
Handeha Aho ka hanome[1] fitsaharana ho any ny Isiraely.
3 Tany lavitra any[2] no nisehoany Jehovah tamiko *ka nanao hoe:*
Fitiavana mandrakizay no nitiavako anao,
Koa izany no nampaharetako famindrampo ho anao.
4 Mbola hanorina anao indray Aho, ka dia hiorina hianao, ry Isiraely virijina!
Ary mbola hiravaka mitondra ny ampongatapakao hianao
Ka hivoaka amy ny dihin' ny mifaly.
5 Mbola hanao tanimboaloboka ao amy ny tendrombohitry Samaria hianao;
Ny mpamboly dia hamboly sady hihinana ny vokatra.
6 Fa mbola hisy andro hiantsoan' ny mpitazana any amy ny tany havoany Efraima hoe:
Mitsangàna hianareo, ka andeha isika hiakatra any Ziona,
Ho any aminy Jehovah Andriamanitsika.

7 Fa izao no lazainy Jehovah:
Mihobia amy ny fifaliana noho ny aminy Jakoba,
Ary mifalia noho ny amy ny lohan' ny firenena,
Torionareo, deraonareo, ka ataovy hoe:
Jehovah ô, vonjeo ny olonao, dia ny sisa amy ny Isiraely.
8 Indro, hitondra azy avy any amy ny tany avaratra Aho
Sy hanangona azy avy any amy ny faran' ny tany,
Ka dia samy ho eny aminy avokoa na ny jamba na ny mandringa,
Na izay manan-anaka na izay mihetsi-jaza;
Irai-dia marenina no hiverina atỳ.
9 Amy ny fitomaniana no hihaviany,
Ary amy ny fifonany no hitondrako azy;
Ary ho entiko ho eny amoron' ny renirano izy,
Amy ny làlana mahitsy izay tsy hahatafintohina azy;
Fa Rainy Isiraely Aho,
Ary Efraima no lahimatoako.

10 Mihainoa ny teniny Jehovah, hianareo jentilisa,
Ary torio any amy ny tany amoron-tsiraka any lavitra any izany,
Ka ataovy hoe: Izay nampiely ny Isiraely no hanangona azy indray
Sady hitandrina azy toy ny fitandrin' ny mpiandry ondry ny ondriny.
11 Fa Jehovah efa nanavotra any Jakoba
Sy efa nanafaka azy tamy ny tànan' ny mahery noho izy.
12 Ka dia ho avy ireny ka hihoby ao amy ny havoany Ziona,
Dia hitanjozotra ho any amy ny zava-tsoany Jehovah,
Dia ny vary sy ny ranomboaloboka sy ny diloilo sy ny zanak' ondry ary ny zanak' omby;
Ary ny fanahiny ho toy ny tanimboly vonton-drano,
Ka tsy hihamalazo intsony.
13 Ary amin' izany dia ho faly amy ny fandihizana ny virijina
Mbamy ny zatovo sy ny antitra koa;
Fa hampodiko ho fifaliana ny fitomaniany,
Ka hampiononiko sy hampifaliko izy ho afaka alahelo.

---

[1] *Na:* Nandeha Aho ka nanome.

[2] *Na:* Tamy ny fahiny.

14 Dia hovokisako zava-matavy ny fanahin' ny mpisorona,
Ary ny oloko ho voky ny zava-tsoako, hoy Jehovah.

15 Izao no lazainy Jehovah:
Nisy feo re tao Rama,
Dia fidradradradrana sy fitomaniana fatratra;
Rahely nitomany ny zanany,
Ary tsy azo nampiononina izy noho ny amy ny zanany,
Satria lany ritra ireny.
16 Izao no lazainy Jehovah:
Atsaharo ny fitomanianao sy ny fandatsahanao ranomaso;
Fa hisy valiny tokoa ny ataonao, hoy Jehovah,
Ary hody avy any amy ny tanin' ny fahavalo ireny.
17 Ary misy fanantenana ho anao any am-parany, hoy Jehovah;
Fa ny zaza dia hiverina ho any amy ny taniny indray.
18 Efa reko tokoa Efraima nitomany ny tenany hoe:
Nofaizanao aho,
Eny, nofaizana toy ny ombilahy kely tsy voafolaka;
Avereno aho, dia ho tafaverina,
Fa Hianao no Jehovah Andriamanitro.
19 Nony efa niverina tokoa aho, dia vao nahalala fanenenana;
Ary rehefa nampahafantarina ny toe-tenako aho, dia niteha-tratra;[1]
Menatra sady mangaihay aho,
Fa latsain' ny tsinin' ny fahatanorako.
20 Zanako mahafinaritra va Efraima,
Zaza malalako va izy,
No dia fatra-pahatsiaro azy isaky ny mitezitra azy Aho?
Noho izany dia onena azy ny foko;[2]
Hamindra fo aminy tokoa Aho, hoy Jehovah.

21 Manangàna famantaran-dàlana ho anao hianao,
Manorena tsangam-bato;
Saino tsara ny làlana efa voavoatra,
Dia ilay làlana efa nalehanao;
Miverena indray, ry Isiraely virijina,
Miverena indray ho amin' ireto tanànanao ireto.
22 Mandra-pahoviana no hiriorio-vanao,
Ry zanakavavy mpiodina?
Fa Jehovah efa namorona zava-baovao amy ny tany:
Vehivavy no hanodidina lehilahy.

23 Izao no lazainy Jehovah, Tompon' ny maro, Andriamanitry ny Isiraely:
Mbola holazaina indray ao amy ny tanin' ny Joda sy ao amy ny tanànany izao teny izao,
Raha hampodiko avy amy ny fahababoany izy:
Hotahiny Jehovah anie hianao, ry fonenan' ny fahamarinana
Sy ry tendrombohitry ny fahamasinana!
24 Ary ny Joda sy ny tanànany rehetra dia hiara-monina ao aminy
Ho mpiasa tany sy ho mpilasy mitondra ny andian' ny ondry aman-osiny.
25 Fa ny fanahy ana dia hampisotroiko,
Ary ny fanahy mihaosa rehetra dia hovokisako.

26 Ary tamin' izay dia nahatsiaro aho ka nahita;

[1] *Heb.* niteha-pe. [2] *Heb.* maneno ny tsinaiko; *izahao Isa.* xvi. 11.

Ary mamiko ny torimasoko.

27 Indro, avy ny andro, hoy Jehovah,
Ka hafafiko eo amy ny taranaky Isiraely sy ny taranaky Joda
Ny taranak' olombelona sy ny taranaky ny biby fiompy.
28 Ary toy ny niambenako azy hongotana sy hazera
Sy harodana sy horavana ary hampahorina,
Dia ho toy izany no hiambenako azy
Haorina sy hambolena kosa, hoy Jehovah.
29 Amin' izany andro izany izy dia tsy hanao intsony hoe:
Ny ray no nihinana voaloboka maharikivy,
Ka ny nifin' ny zanany no madilo.
30 Fa ny olona rehetra samy ho fatin' ny helony avy;
Izay rehetra homana ny voaloboka maharikivy,
Dia izy hiany no hadilo nify.

31 Indro, avy ny andro, hoy Jehovah,
Izay hanaovako fanekena vaovao amy ny taranaky Isiraely sy ny taranaky Joda,
32 Nefa tsy araka ny fanekena nataoko tamy ny razany
Tamy ny andro nitantanako azy nitondra azy nivoaka avy tany amy ny tany Egypta;
Fa izy ireny dia nivadika ny fanekeko,
Nefa Izaho no vadiny,[1] hoy Jehovah.
33 Fa izao no fanekena hataoko amy ny taranaky Isiraely,
Rehefa afaka izany andro izany, hoy Jehovah:
Dia hataoko ao an-tsainy ny lalàko
Sady hosoratako ao am-pony;
Ary Izaho ho Andriamaniny, ary izy ho oloko.
34 Ary samy tsy hampianatra ny namany sy ny rahalahiny avy intsony izy hoe: Mahalalà any Jehovah;
Fa samy hahalala Ahy avokoa izy rehetra,
Hatramy ny kely indrindra ka hatramy ny lehibe indrindra, hoy Jehovah;
Fa havelako ny helony,
Ary tsy hotsarovako intsony ny fahotany.

35 Izao no lazainy Jehovah,
Izay manome ny masoandro ho fahazavana amy ny antoandro
Ary ny filahatry ny volana sy ny kintana ho fahazavana amy ny alina,
Izay mampanonja ny ranomasina, ka dia mirohondrohona ny onjany,—
Jehovah, Tompon' ny maro, no anarany:
36 Raha miova eo anoloako izany filahatra izany, hoy Jehovah,
Dia hitsahatra tsy ho firenena eo anatrehako mandrakizay kosa ny taranaky Isiraely.
37 Izao no lazainy Jehovah:
Raha misy maharefy ny lanitra ambony,
Na mahafantatra ny fanorenan' ny tany ambany,
Dia Izaho kosa hanary ny taranaky Isiraely rehetra
Noho izay rehetra nataony, hoy Jehovah,

38 Indro, avy ny andro, hoy Jehovah,
Izay hanorenana ity tanàna ity indray ho any Jehovah
Hatramy ny tilikambony Hananela ka hatramy ny vavahady an-jorony.

[1] *Na:* tompony.

39 Ary ny famolaina dia mbola hohenjaniko mahitsy hatreo an-tampon' ny tendrombohitra Gareba,
Dia hasangodina ho any Goa;
40 Ary ny lohasaham-paty sy lavenona rehetra
Sy ny saha rehetra hatramy ny lohasahan-driaka Kidrona
Ka hatramy ny zoron' ny vavahadin-tsoavaly atsinanana
Dia ho masina ho any Jehovah;
Tsy hongotana na horavana intsony izy mandrakizay.

*Ny nividianany Jeremia tany ho vavolombelon' ny finoany fa mbola hampodina ny Isiraely.*

XXXII. IZAO no teny tonga tamíny Jeremia avy taminy
Jehovah tamy ny taona fahafolo
nanjakany Zedekia, mpanjakan' ny
Joda, dia ny taona fahavalo amby
ny folo nanjakany Nebokadnezara.
2 Fa tamin' izany no nanaovan' ny
miaramilan' ny mpanjakany Babylona fahirano any Jerosalema; ary
Jeremia mpaminany nambenana teo
an-kianjan' ny trano fiambenana,
izay teo amy ny tranon' ny mpanjakan' ny Joda.
3 Fa Zedekia,
mpanjakan' ny Joda, nampiambina
azy ka nanao hoe: Nahoana hianao
no maminany hoe: Izao no lazainy
Jehovah: Indro, hatolotro eo antànan' ny mpanjakany Babylona ity
tanàna ity ka ho afany;
4 ary Zedekia, mpanjakan' ny Joda, dia tsy
ho afa-mandositra ny tànan' ny
Kaldeana, fa hatolotra eo an-tànan'
ny mpanjakany Babylona tokoa izy,
ary hiteny aminy mifanatrika izy
sady hifankahita maso aminy;
5
ary ho any Babylona no hitondrana
any Zedekia, ka ho any izy ambarapamangiko azy, hoy Jehovah; na
dia miady amy ny Kaldeana aza
hianareo, dia tsy hambinina.
6 Ary hoy Jeremia: Tonga tamiko ny teniny Jehovah hoe:
7
Indro Hanamela, zanaky Saloma,
rahalahin-drainao, ho avy eto aminao hanao hoe: Vidionao ny sahako
izay ao Anatota, fa hianao no havana
akaiky tokony hanavotra azy.
8 Ary Hanamela, zana-drahalahin' ikaky, dia tonga tamiko teo
an-kianjan' ny trano fiambenana
araka ny teniny Jehovah, ka hoy
izy tamiko: Masìna hianao, vidio
ny sahako izay ao Anatota, dia
ilay ao amy ny tanin' ny Benjamina, fa hianao no havana akaiky
tokony handova sy hanavotra azy,
vidio re ho anao.
Ka dia fantatro fa teniny Jehovah izany.
9 Ary novidiko taminy
Hanamela, zana-drahalahin' ikaky,
ny saha izay tao Anatota, ary nolanjaiko ny vola, dia sekely volafotsy
fito amby ny folo.
10 Ary nosoratako tamy ny taratasy izany ka
nasiako tombo-kase sady nasiako
vavolombelona, ary nolanjaiko tamy
ny mizana ny vola.
11 Ka dia
noraisiko ny taratasy nisy ny fanekena tamy ny vidin-tany, dia ilay
voaisy tombo-kase araka ny lalàna
sy ny fanao, mbamy ny taratasy
mivelatra koa;
12 dia natolotro
any Baroka, zanaky Neria, zanaky
Mahaseia, ilay taratasy nisy ny
fanekena tamy ny vidin-tany, teo
imasony Hanamela, *zana*-drahalahin'
ikaky, sy teo anatrehan' ny vavolombelona izay nanao sonia tamy ny
taratasy nisy ny fanekena tamy ny
vidin-tany, dia teo anatrehan' ny
Jiosy rehetra izay nipetraka teo ankianjan' ny trano fiambenana.
13 Ary nandidy any Baroka teo
anatrehan' ireo aho nanao hoe:
14
Izao no lazainy Jehovah, Tompon'
ny maro, Andriamanitry ny Isiraely: Ento ireto taratasy ireto,
dia ireto taratasy misy ny fanekena
amy ny vidin-tany, dia ilay misy
tombo-kase, mbamy ny taratasy
mivelatra, ary ataovy ao anaty vilany tany izy mba haharitra ela.
15 Fa izao no lazainy Jehovah,
Tompon' ny maro, Andriamanitry

ny Isiraely: Mbola hisy trano sy
saha ary tanimboaloboka hovidina
indray eto amin' ity tany ity.

16 Ary rehefa voatolotra any
Baroka, zanaky Neria, ilay taratasy
nisy ny fanekena tamy ny vidin-
tany, dia nivavaka taminy Jehovah
aho hoe: 17 Indrisy, Jehovah Tom-
po ô! Indro, Hianao no nanao ny
lanitra sy ny tany tamy ny herinao
lehibe sy ny sandrinao nahinjitra,
ary tsy misy zava-mahagaga izay
tsy hainao. 18 Mamindra fo amy
ny arivoarivo Hianao ary mamaly
ny heloky ny ray ho ao an-tratran'
ny zanany mandimby azy, dia An-
driamanitra lehibe sy mahery, Jeho-
vah, Tompon' ny maro, no anarany,
19 lehibe amy ny fisainana sy ma-
hery amy ny atao; fa ny masonao
mibanjina ny alehan' ny zanak'
olombelona rehetra mba hanome azy
rehetra araka ny làlany avy sy
araka ny vokatry ny asany, 20 dia
Ilay nanisy famantarana sy fahaga-
gana tany amy ny tany Egypta ka
mandraka andro any koa, na ao amy
ny Isiraely, na ao amy ny olona
hafa koa, ka dia nanao anarana ho
Anao tahaka ny amin' izao anio
izao. 21 Ary nitondra ny Isiraely
olonao nivoaka avy tany amy ny
tany Egypta Hianao tamy ny fa-
mantarana sy ny fahagagana ary ny
tànana mahery sy ny sandry nahin-
jitra ary ny fampahatahorana le-
hibe, 22 ka dia nanome azy ity tany
ity, izay efa nianiananao nolazainao
tamy ny razany homena azy, dia
tany tondra-dronono sy tantely. 23
Ary tonga teto izy, dia nandova
azy, nefa tsy nihaino ny feonao izy
sady tsy nandeha araka ny lalànao;
ary tsy nanao na inona na inona
tamin' izay rehetra nasainao nataony
izy, ka dia nataonao mihatra aminy
izao loza rehetra izao. 24 Indro,
ny tovon-tany efa miorina akaikin'
ny tanàna hanafahana azy, ary ny
tanàna dia atolotra eo an-tànan'
ny Kaldeana izay mamely azy noho
ny sabatra sy ny mosary sy ny
areti-mandringana; ary izay nola-
zainao dia tonga, ka, indro, hitan'
ny masonao izany. 25 Ary Hianao,
Jehovah Tompo ô, dia niteny tamiko
ka nanao hoe: Vidionao vola ny
saha, ary makà vavolombelona, na
dia efa voatolotra eo an-tànan' ny
Kaldeana aza ny tanàna.

26 Dia tonga taminy Jeremia ny
teniny Jehovah hoe: 27 Indro,
Izaho no Jehovah, Andriamanitry
ny nofo rehetra; moa misy zava-
mahagaga izay tsy haiko va?

28 Koa izao no lazainy Jehovah:
Indro, efa hatolotro eo an-tànan'
ny Kaldeana ity tanàna ity sy eo
an-tànany Nebokadnezara, mpan-
jakany Babylona, ka ho afany. 29
Ary ny Kaldeana, izay efa mamely
ity tanàna ity dia hiditra ary han-
drehitra afo eto ka handoro azy
mbamy ny trano izay efa nando-
roana ditin-kazo manitra teo an-
tampony ho any Bala, sady nanidi-
nana fanatitra aidina ho an' andria-
mani-kafa mba hampahatezitra Ahy.
30 Fa izay ratsy eo imasoko hiany
no nataon' ny Zanak' Isiraely sy ny
taranaky Joda hatry ny fony ireo
mbola kely; fa ny Zanak' Isiraely
efa nampahatezitra Ahy tamy ny
asan' ny tànany, hoy Jehovah. 31
Fa ity tanàna ity dia efa nampaha-
tezitra sy nampahavinitra Ahy ha-
tramy ny andro nanorenana azy ka
mandraka andro any, mba haneso-
rako azy tsy ho eo anatrehako, 32
noho ny ratsy rehetra nataon' ny
Zanak' Isiraely sy ny taranaky Joda,
dia izy sy ny mpanjakany sy ny
mpanapaka azy sy ny mpisorony sy
ny mpaminaniny sy ny lehilahy amy
ny Joda ary ny mponina any Jero-
salema, mba hampahatezitra Ahy.
33 Fa efa niamboho Ahy izy, fa tsy
nanatrika Ahy; ary na dia nampia-
nariko aza izy—eny, nifoha maraina
koa Aho ka nampianatra azy,—dia tsy
nihaino mba hahazoany anatra izy.
34 Fa nametraka ny fahavetavetany
tao amy ny trano izay efa niantsoana
ny anarako izy handotoany azy;

35 ary nanorina ny fitoerana avony
Bala, izay ao amy ny lohasahan' ny
taranaky Hinoma, izy mba hampan-
deha ny zanani-lahy sy ny zanani-
vavy hamaky *ny afo* ho any Moloka,
izay tsy nandidiako azy, na tao an-
tsaiko akory aza, ka dia nanao izany
fahavetavetana izany izy mba ham-
panota ny Joda.
36 Koa noho izany dia izao no
lazainy Jehovah, Andriamanitry ny
Isiraely, ny amin' ity tanàna ity,
izay ataonareo hoe: Hatolotra eo
an-tànan' ny mpanjakany Babylona
amy ny sabatra sy ny mosary ary ny
areti-mandringana izy: 37 Indro izy
hangoniko avy any amy ny tany re-
hetra izay nandroahako azy tamy
ny fahatezerako sy ny fisafoahako
ary ny fahavinirana be; ary ho
entiko amin' ity tany ity indray izy
ka hataoko mandry fahizay; 38 ary
izy ho oloko, ary Izaho ho Andria-
maniny. 39 Dia homeko fo iray sy
làlana iray izy, mba hatahorany Ahy
làlandava hahasoa azy sy ny zanany
mandimby azy; 40 dia hanao fane-
kena mandrakizay aminy Aho, dia
ny tsy hitsaharako amy ny fanasoa-
vako azy; ary ny fahatahorana Ahy
dia hataoko ao am-pony kosa, mba
tsy hialany amiko. 41 Eny, ho
faly aminy Aho ka hahasoa azy, dia
hamboly azy amin' ity tany ity
tokoa amy ny foko rehetra sy ny
fanahiko rehetra.
42 Fa izao no lazainy Jehovah:
Araka ny nampahatongavako izao
loza lehibe rehetra izao tamin' ity
firenena ity, dia araka izany kosa no
hampahatongavako ny soa rehetra
izay nokasaiko[1] ho azy. 43 Ary
mbola hisy fividianana saha eto
amin' ity tany ity, izay ataonareo
hoe Tany lao tsy misy olona na
biby fiompy sady efa voatolotra
eo an-tànan' ny Kaldeana. 44
Eny, saha no hovidin' ny olona
vola, ka hosoratany amy ny tara-
tasy sy hasiany tombo-kase ary
hasiany vavolombelona ao amy ny
tanin' ny Benjamina sy amy ny
manodidina any Jerosalema sy amy
ny tanànan' ny Joda sy amy ny
tanàna any amy ny tany havoana
sy amy ny tanàna any amy ny tany
lemaka amoron-tsiraka[2] ary amy ny
tanàna any amy ny tany atsimo; fa
hampodiko avy amy ny fahababoany
izy, hoy Jehovah.

*Teny anankiray koa ny amy ny mbola hampodiana ny Isiraely sy ny voninahitra mbola ho azony.*

XXXIII. ARY tonga fanindroany taminy Jeremia ny teniny Jehovah, raha mbola voahazona teo an-kianjan' ny trano fiambenana hiany izy, nanao hoe:

2 Izao no lazainy Jehovah, Mpanao izany,
Dia Jehovah Izay namorona izany mba hampitoetra azy;
Jehovah no anarany:
3 Antsoy Aho, dia hovaliako hianao
Ka hampisehoako zavatra lehibe sy saro-pantarina izay tsy fantatrao.

4 Fa izao no lazainy Jehovah, Andriamanitry ny Isiraely:
Ny amy ny trano amin' ity tanàna ity
Sy ny amy ny lapan' ny mpanjakan' ny Joda,
Izay noravana noho ny tovontany sy ny sabatra,
5 Raha mandroso hiady amy ny Kaldeana izy
Ka mameno ny trano amy ny fatin' olona,
Izay novonoiko tamy ny fahatezerako sy ny fahavinirako,
Sady nanafenako ny tavako tamin' ity tanàna ity noho ny faharatsiany rehetra:
6 Dia, indro, hotanterahiko tokoa

[1] *Heb.* nolazaiko.

[2] *Heb.* Sefela.

ny fanasitranana azy, eny, hositraniko izy,
Ary hasehoko aminy ny haren' ny fiadanana sy ny fahamarinana.
7 Ary ny Joda sy ny Isiraely dia hampodiko avy amy ny fahababoany,
Ka haoriko ho toy ny taloha izy.
8 Ary hodioviko ho afaka amy ny helony rehetra izy,
Izay nanotany tamiko;
Ka havelako ny helony rehetra,
Izay nanotany sy niodinany tamiko.
9 Ary ho anarana mahafaly Ahy izany
Sady ho dera sy voninahitra ho any ny firenena rehetra ambonin' ny tany,
Izay handre ny soa rehetra ataoko aminy;
Dia hatahotra sy hangovitra izy noho ny soa rehetra
Sy noho ny fiadanana rehetra izay hataoko aminy.

10 Izao no lazainy Jehovah:
Mbola ho re indray eto amin' ity tany ity,
Izay ataonareo hoe Rava, ka tsy misy olona na biby fiompy intsony—
Dia eto amy ny tanànan' ny Joda sy ao amy ny làlambeny Jerosalema izay efa lao,
Ka tsy misy olona na mponina na biby fiompy—
11 Ny feo mifaly sy ny feo miravoravo,
Dia ny feon' ny mpampakatra sy ny feon' ny ampakarina
Ary ny feon' izay manao hoe:
Miderà any Jehovah, Tompon' ny maro, fa tsara Izy,
Fa mandrakizay ny famindrampony,
Dia izay mitondra fanatipisaorana ho ao an-tranony Jehovah;
Fa hataoko tonga tahaka ny tany aloha ny fahatsarany,[1] hoy Jehovah.
12 Izao no lazainy Jehovah, Tompon' ny maro:
Eto amin' ity tany efa lao tsy misy olona na biby fiompy ity
Sy amy ny tanànany rehetra
Dia mbola hisy fonenan' ny mpiandry ondry
Hampandriany ny ondry amanosiny,
13 Dia amy ny tanàna any amy ny tany havoana
Sy amy ny tanàna any amy ny tany lemaka amorontsiraka,[2]
Ary amy ny tanàna any amy ny tany atsimo
Sy amy ny tanin' ny Benjamina
Sy amy ny manodidina any Jerosalema
Ary amy ny tanànan' ny Joda,
Ary ny ondry aman-osy mbola handroso araka ny fitondran' ny mpanisa azy, hoy Jehovah.

14 Indro, avy ny andro, hoy Jehovah,
Izay hanatanterahako ny teny soa,
Izay nolazaiko ny amy ny taranaky Isiraely sy ny taranaky Joda.
15 Amin' izany andro izany sy amin' izany fotoana izany
Dia hampaniry Rantsana[3] marina ho any Davida Aho;
Ary hanao fitsarana sy fahamarinana amy ny tany Izy.
16 Amin' izany andro izany dia hovonjena ny Joda,

[1] *Heb.* hampodiko avy amy ny fahababoana izy. [2] *Heb.* Sefela. [3] *Na:* Solofo.

Ary Jerosalema handry fahizay;
Ary izao no hanononana azy:
Jehovah Fahamarinantsika.
17 Fa izao no lazainy Jehovah:
Davida tsy ho diso zanakalahy
Hipetraka eo amy ny seza fiandrianan' ny taranaky Isiraely;
18 Ary ny Levita mpisorona tsy ho diso zanakalahy ho eo anatrehako,
Mba hanaterany mandrakariva fanatitra odorana sy fanatitra hohanina [1]
Ary fanatitra hafa alatsa-dra.

19 Ary tonga taminy Jeremia ny teniny Jehovah nanao hoe:
20 Izao no lazainy Jehovah:
Raha mahafoana ny fanekeko ny amy ny andro sy ny fanekeko ny amy ny alina hianareo,
Mba tsy hisy andro sy alina amy ny fotoany,
21 Dia ho azo foanana koa ny fanekeko taminy Davida mpanompoko,
Tsy hananany zanakalahy hanjaka eo amy ny seza fiandrianany,
Sy ny amy ny Levita mpisorona, mpanompoko.
22 Toy ny hamaroan' ny kintana eny amy ny lanitra, izay tsy azo isaina,
Ary toy ny fasika any amy ny ranomasina, izay tsy azo afatra,
Dia toy izany no hanamaroako ny taranaky Davida mpanompoko
Sy ny Levita, izay manao fanompoam-pivavahana ho Ahy.

23 Ary tonga taminy Jeremia ny teniny Jehovah nanao hoe:
24 Tsy hitanao va izay nolazain' ity firenena ity hoe:
Ny fianakaviana roa izay nofidiny Jehovah dia efa nariany;
Toy izany no anamavoany ny oloko,
Ka dia tsy vanon-ko firenena eo imasony intsony izy.
25 Izao no lazainy Jehovah:
Raha tsy amy ny andro sy ny alina ny fanekeko,
Ary raha tsy notendreko ny lalàna fitondrana ny lanitra sy ny tany,
26 Dia hariako ny taranaky Jakoba sy Davida mpanompoko,
Ka ny taranany tsy mba hanalako ho mpanapaka ny taranaky Abrahama sy Isaka ary Jakoba;
Fa hampodiko avy amy ny fahababoana izy ka hamindrako fo.

*Faminaniana ny amy ny hanjo any Zedekia, sy fananarana ny olona noho izy nanandevo indray izay efa novotsorany.*

XXXIV. IZAO no teny tonga taminy Jeremia avy taminy Jehovah, fony Nebokadnezara, mpanjakany Babylona, sy ny miaramilany rehetra ary ny fanjakana rehetra amy ny tany izay nanjakany mbamy ny firenena rehetra izay namely any Jerosalema sy ny tanànany rehetra, nanao hoe:
2 Izao no lazainy Jehovah, Andriamanitry ny Isiraely: Mandehana, lazao aminy Zedekia, mpanjakan' ny Joda, ka ambarao aminy hoe: Izao no lazainy Jehovah: Indro, hatolotro eo an-tànan' ny mpanjakany Babylona ity tanàna ity, ka hodorany amy ny afo izy;
3 ary hianao tsy ho afa-mandositra ny tànany, fa ho voasambotra tokoa ka hatolotra eo an-tànany; ary ny ma-

[1] *Na:* sy handoroany fanatitra hohanina.

sonao hahita ny mason' ny mpanja-
jakany Babylona, dia hiteny mifana-
trika aminao izy, sady ho tonga any
Babylona hianao.
4 Nefa henoy ny teniny Jehovah,
ry Zedekia, mpanjakan' ny Joda.
Izao no lazainy Jehovah ny aminao:
Tsy ho fatin-tsabatra hianao, 5 fa
amy ny fiadanana no hahafatesanao,
ary handoro zavatra ho fisaonana
anao ny olona, tahaka ny nandoroa-
ny ho fisaonana ny razanao, dia
ireny mpanjaka fahiny tany aloha-
nao, ary hitomany anao ny olona
hoe: Indrisy! ry tompoko; fa Izaho
no efa nilaza izany, hoy Jehovah.
6 Dia nolazainy Jeremia mpami-
nany taminy Zedekia, mpanjakan'
ny Joda, tany Jerosalema izany teny
rehetra izany, 7 fony ny miaramilan'
ny mpanjakany Babylona mbola na-
mely any Jerosalema sy ny tanànan'
ny Joda sisa rehetra, dia Lakisy sy
Azeka; fa ireo hiany no tanàna
mimanda sisa tamy ny tanànan' ny
Joda.
8 Izao no teny tonga taminy
Jeremia avy taminy Jehovah, rehefa
nanao fanekena tamy ny vahoaka
rehetra izay tany Jerosalema Zedekia
mpanjaka hitory fanafahana aminy,
9 mba samy handefa ny ankizilahiny
sy ny ankizivaviny, dia izay Hebreo-
lahy sy Hebreovavy, ho afaka, mba
tsy hisy hampanompo ny Jiosy ra-
halahiny intsony.
10 Ka dia nanaiky ny mpanapaka
rehetra sy ny vahoaka rehetra izay
nanao ny fanekena, samy handefa
ny ankizilahiny sy ny ankizivaviny
ho afaka mba tsy hampanompoany
azy intsony; eny, nanaiky izy, ka
samy nandefa azy ho afaka. 11
Kanjo taorian' izany dia nanenina
izy, ka naveriny indray ireo ankizi-
lahy sy ankizivavy izay efa nalefany
ho afaka ireo, dia nandevoziny ho
ankizilahiny sy ho ankizivaviny
indray.
12 Ary tonga taminy Jeremia ny
teniny Jehovah hoe: 13 Izao no
lazainy Jehovah, Andriamanitry ny
Isiraely: Izaho efa nanao fanekena
tamy ny razanareo tamy ny andro
nitondrako azy nivoaka avy tany amy
ny tany Egypta hiala tamy ny trano
nahandevozana nanao hoe: 14 Isam-
pito taona samia mandefa ny Hebreo
rahalahiny, izay namidy taminao;
ka rehefa nanompo anao enin-taona
izy, dia alefaso ho afaka; nefa ny
razanareo tsy nihaino Ahy na na-
nongilana ny sofiny. 15 Ary nibe-
baka hianareo andro any ka nanao
izay mahitsy eo imasoko tamy ny
niantsoanareo fanafahana, samy han-
defa ny rahalahiny avy; ary nanao
fanekena teo anatrehako hianareo,
dia tao amy ny trano izay efa nian-
tsoana ny anarako; 16 kanjo niva-
dika indray hianareo ka tsy nana-
masina ny anarako, fa samy name-
rina ny ankizilahiny sy ny ankiziva-
viny, izay efa nalefanareo handeha
araka izay tiany, dia nanandevo azy
ho ankizilahiny sy ho ankizivaviny
indray.
17 Koa izao no lazainy Jehovah:
Hianareo tsy nihaino Ahy ka tsy
nety nitory fanafahana ho any ny
rahalahinareo sy ny namanareo avy;
dia, indro, miantso fanafahana ho ana-
reo kosa Aho, hoy Jehovah, nefa ho
any ny sabatra sy ny areti-mandrin-
gana ary ny mosary; ary hatolotro
ho mpanjenjena any amy [1] ny fanja-
kana rehetra amy ny tany hianareo.
18 Ary hatolotro ny olona izay niva-
dika ny fanekeko ka tsy nahatana
ny tenin' ny fanekena, izay nataony
teo anatrehako, fony nosasahiny ny
ombilahy kely, ka nandeha teo ane-
lanelan' ny tapany izy,—19 eny, ha-
tolotro ny mpanapaka ny Joda sy ny
mpanapaka any Jerosalema ny tan-
dapa sy ny mpisorona ary ny vahoaka
rehetra, izay nandeha teo anelanelan'
ny tapaky ny ombilahy kely, 20 dia
hatolotro eo an-tànan' ny fahavalo-
ny sy eo an-tànan' izay mitady ny

[1] *Na:* ho fampangovitana.

ainy; ary ho fihinan' ny voro-mani-
dina sy ny bibi-dia ny fatiny. 21
Ary Zedekia, mpanjakan' ny Joda,
sy ny mpanapaka dia hatolotro eo
an-tànan' ny fahavalony sy eo an-
tànan' izay mitady ny ainy ary eo
an-tànan' ny miaramilan' ny mpan-
jakany Babylona, izay efa lasa niala
taminareo. 22 Indro, handidy Aho,
hoy Jehovah, ary hampivereniko ho
amin' ity tanàna ity ireo; ary hasia-
ny ity ka ho afany, dia hodorany
amy ny afo; ary ny tanànan' ny
Joda dia hofoanako tsy hisy mpo-
nina.

*Ny amy ny Rekabita.*

XXXV. IZAO no teny tonga
taminy Jeremia avy
taminy Jehovah tamy ny androny
Joiakima, zanaky Josia, mpanjakan'
ny Joda, nanao hoe: 2 Mankanesa
any amy ny taranaky Rekaba, ary
mitenena aminy, dia ampidiro ao an-
tranony Jehovah, ao amy ny efi-
trano anankiray, izy ka omeo di-
vay hosotroiny. 3 Dia nalaiko Ja-
zania, zanaky Jeremia, zanaky Ha-
bazinia, sy ny rahalahiny sy ny
zanany rehetra mbamy ny taranaky
Rekaba rehetra, 4 ka nampidiriko
ho ao amy ny tranony Jehovah izy,
dia tao amy ny efi-tranon' ny tara-
naky Hanana, zanaky Jigdalia, lehi-
lahin' Andriamanitra, izay ao anilan'
ny efi-tranon' ny mpanapaka, ao am-
bonin' ny efi-tranony Mahaseia,
zanaky Saloma, mpiandry varava-
rana. 5 Ary norosoako kapoaka
sy siny feno divay teo anoloan' ny
taranaky Rekaba aho ka nolazaiko
taminy hoe: Misotroa divay hia-
nareo.

6 Fa hoy kosa ireo: Tsy hisotro
divay izahay; fa Jonadaba, zanaky
Rekaba, razanay, efa nanafatra anay
hoe: Aza mba misotro divay hia-
nareo na ny taranakareo mandra-
kizay; 7 ary aza manao trano hia-
nareo, na mamafy voan-javatra, na
manao tanimboaloboka, na mety
hanana izany akory; fa lay no itoe-
ronareo amy ny andronareo rehetra,
mba ho ela velona hianareo amy ny
tany izay ivahinianareo. 8 Dia
nankatoavinay izany teniny Jona-
daba, zanaky Rekaba, razanay izany,
tamin' izay rehetra nanafarany anay,
mba tsy hisotro divay amy ny an-
dronay rehetra, na izahay, na ny
vadinay, na ny zañakai-lahy, na ny
zanakai-vavy; 9 ary tsy hanao
trano hitoeranay, na hanana tanim-
boly, na saha, na voan-javatra iza-
hay; 10 fa efa nitoetra an-day iza-
hay araka izay rehetra nanafarany
Jonadaba razanay anay. 11 Fa
raha nananika ny tany Nebokad-
nezara, mpanjakany Babylona, dia
hoy izahay: Andeha isika hankany
Jerosalema handositra ny miara-
milan' ny Kaldeana sy ny miara-
milan' ny Syriana, ka dia izany no
itoeranay eto Jerosalema.

12 Dia tonga taminy Jeremia ny
teniny Jehovah hoe: 13 Izao no
lazainy Jehovah, Tompon' ny maro,
Andriamanitry ny Isiraely: An-
deha, lazao amy ny Joda sy amy ny
mponina any Jerosalema hoe: Tsy
hino anatra hitandrina ny teniko va
hianareo? hoy Jehovah. 14 To ny
teniny Jonadaba, zanaky Rekaba,
izay nanafarany ny zanany tsy hiso-
tro divay, fa tsy misotro tokoa izy
mandraka andro any, fa mahatana
ny hafa-drazany; ary Izaho efa ni-
teny taminareo,—eny, nifoha ma-
raina koa Aho ka niteny, nefa tsy
nihaino hianareo. 15 Nirahiko ta-
minareo koa ny mpaminany mpa-
nompoko rehetra,—eny, nifoha ma-
raina koa Aho ka naniraka azy
hanao hoe: Samia miala amy ny
làlanareo ratsy hianareo ankehitriny,
ary ataovy tsara ny ataonareo, ary
aza manaraka andriamani-kafa ha-
nompo azy, dia honina amy ny tany
izay nomeko anareo sy ny razanareo
hianareo; nefa tsy nanongilana ny
sofinareo na nihaino Ahy hianareo.
16 Eny, nankatoavin' ny zanaky
Jonadaba, zanaky Rekaba, ny hafa-
drazany, izay nanafarany azy; fa

ity firenena ity kosa tsy mba nihaino
Ahy.
17 Koa izao no lazainy Jehovah,
Andriamanitry ny maro, Andria-
manitry ny Isiraely: Indro, hataoko
mihatra amy ny Joda sy ny mponina
rehetra any Jerosalema ny loza re-
hetra izay nolazaiko hatao aminy,
satria efa niteny taminy Aho, fa tsy
nihaino izy, ary niantso azy Aho,
fa tsy namaly izy.
18 Ary ny taranaky Rekaba dia
nilazany Jeremia hoe: Izao no la-
zainy Jehovah, Tompon' ny maro,
Andriamanitry ny Isiraely: Noho
ny nahatananareo ny hafatry Jona-
daba razanareo sy ny nitandremana-
reo ny hafany rehetra ary ny nanao-
vanareo araka izay rehetra nana-
farany anareo, 19 dia izao no lazainy
Jehovah, Tompon' ny maro, Andria-
manitry ny Isiraely: Jonadaba,
zanaky Rekaba, tsy ho diso zana-
kalahy hitsangana eo anatrehako
mandrakizay.

*Ny nanoratana ny teniny Jeremia, sy ny namakiana azy teo an-kianjan' ny tempoly.*

XXXVI. ARY tamy ny taona fahe-
fatra nanjakany Joia-
kima, zanaky Josia, mpanjakan' ny
Joda, dia tonga taminy Jeremia avy
taminy Jehovah izao teny izao hoe:
2 Makà horonan-taratasy hianao, ka
soraty amin' izany ny teny rehetra
izay nolazaiko taminao ny amy ny
Isiraely sy ny Joda ary ny firenena
rehetra hatramy ny andro nilazako
taminao, dia hatramy ny androny
Josia ka mandraka andro any. 3
Angamba hoheverin'[1] ny taranaky
Joda ny loza rehetra izay kasaiko
hatao aminy, dia samy hiala amy
ny làlany ratsy avy izy, ka havelako
ny helony sy ny fahotany.
4 Ary Jeremia niantso any Ba-
roka, zanaky Neria; ary dia noso-
ratany Baroka tamy ny horonan-
taratasy ny teniny Jehovah rehetra
avy tamy ny vavany Jeremia, dia
izay efa nolazainy taminy.
5 Ary Jeremia nandidy any Ba-
roka hoe: Izaho izao dia voahazona
ka tsy afaka mankany an-tranony
Jehovah; 6 fa mandehana hianao,
ka vakio eo anatrehan' ny vahoaka
ao an-tranony Jehovah amy ny an-
dro fifadian-kanina ny teniny Jeho-
vah, izay efa nosoratanao avy tamy
ny vavako; ary vakio eo anatrehan'
ny Joda rehetra izay tonga avy any
amy ny tanànany koa. 7 Fa an-
gamba ny fifonany hoborahina[2] eo
anatrehany Jehovah, ka dia samy
hiala amy ny làlany ratsy avy izy;
fa loza ny fahatezerana sy ny faha-
vinirana izay nolazainy Jehovah ny
amin' ity firenena ity.
8 Ary Baroka, zanaky Neria, dia
nanao araka izay rehetra nandidia-
ny Jeremia mpaminany azy ka
namaky ny teniny Jehovah tamy
ny taratasy teo an-tranony Jehovah.
9 Fa tamy ny volana fahasivy
tamy ny taona fahadimy nanjakany
Joiakima, zanaky Josia, mpanjakan'
ny Joda, dia niantso fifadian-kanina
teo anatrehany Jehovah izy tamy
ny vahoaka rehetra tany Jerosalema
sy tamy ny olona rehetra izay efa
tonga tany Jerosalema avy eny amy
ny tanànan' ny Joda. 10 Dia nova-
kiny Baroka teo anatrehan' ny va-
hoaka rehetra tao an-tranony Jeho-
vah ny teniny Jeremia tamy ny
taratasy, dia tao amy ny efi-tranony
Gemaria, zanaky Safana mpanoratra,
teo amy ny kianja ambony, teo ano-
loan' ny vavahady vaovao amy ny
tranony Jehovah.
11 Ary nony reny Mikaia, zanaky
Gemaria, zanaky Safana, ny teniny
Jehovah rehetra tamy ny boky, 12
dia nidina nankany amy ny tranon'
ny mpanjaka izy ka nankao amy
ny efi-tranon' ny mpanoratra; ary
indreo ny mpanapaka rehetra nipe-
traka teo, dia Elisama mpanoratra
sy Delaia, zanaky Semaia, sy Elna-

[1] *Heb.* hohenoin'.

[2] *Heb.* hiankohoka.

tana, zanaky Akbora, sy Gemaria,
zanaky Safana, sy Zedekia, zanaky
Hanania, mbamy ny mpanapaka
rehetra. 13 Dia nambarany Mikaia
azy ny teny rehetra izay efa reny
tamy ny namakiany Baroka ny tara-
tasy teo anatrehan' ny vahoaka.

14 Dia nirahin' ny mpanapaka
rehetra Jehody, zanaky Netania,
zanaky Selemia, zanaky Kosy, ho
any aminy Baroka hanao hoe : Ento
eny an-tànanao ny horonan-taratasy,
ilay novakinao teo anatrehan' ny
vahoaka, ka mankanesa atỳ. Dia
nentiny Baroka, zanaky Neria, teny
an-tànany ny horonan-taratasy, ka
dia nankany aminy izy. 15 Ary
hoy izy ireo taminy : Mipetraha ary,
ka vakio eto anatrehanay. Dia nova-
kiny Baroka teo anatrehany.

16 Ary rehefa reny ny teny re-
hetra, dia nifampijerijery tamin-ta-
hotra izy, ka hoy izy taminy Ba-
roka : Tsy maintsy holazainay amy
ny mpanjaka izany teny rehetra
izany. 17 Ary Baroka dia nadi-
niny hoe : Lazao aminay ny nanora-
tanao izao teny rehetra izao avy
tamy ny vavany. 18 Dia hoy Ba-
roka taminy : Ny vavany no nano-
nona izany teny rehetra izany ta-
miko, ka dia nosoratako an-taratasy
tamy ny ranomainty. 19 Dia hoy
ny mpanapaka taminy Baroka :
Mandehana, ka miere hianao sy
Jeremia, ary aoka tsy hisy olona
hahita izay itoeranareo.

20 Dia niditra tao amy ny mpan-
jaka tao amy ny kianja izy ireo
(nefa ny horonan-taratasy efa nape-
trany tao amy ny efi-tranony Eli-
sama mpanoratra), ary nambarany
teo anatrehan' ny mpanjaka ny teny
rehetra. 21 Ary nirahin' ny mpan-
jaka Jehody haka ilay horonan-tara-
tasy, dia nalainy tao amy ny efi-
tranony Elisama mpanoratra iny.
Ary dia novakiny Jehody teo ana-
trehan' ny mpanjaka sy ny mpana-
paka rehetra izay nitsangana teo ana-
trehan' ny mpanjaka izany. 22 Ary
ny mpanjaka nipetraka tao an-trano
ririnina tamy ny volana fahasivy,
sady nisy afo nirehitra teo am-patana
teo anoloany. 23 Ary nony efa
namaky toko telo na efatra Jehody,
dia notapatapahin' *ny mpanjaka*
tamy ny antsipìka ny horonan-tara-
tasy ka natsipitsipiny teo anaty afo
teo am-patana, mandra-pahalevon'
ny afo azy rehetra teo am-patana.

24 Nefa tsy natahotra akory ireo
na nandriatra ny fitafiany, na ny
mpanjaka, na ny mpanompony re-
hetra, izay efa nandre izany teny
rehetra izany. 25 Ary na dia efa
nifona tamy ny mpanjaka aza Elna-
tana sy Delaia ary Gemaria, mba
tsy handoro ny horonan-taratasy,
dia tsy nety nihaino azy izy. 26
Ary ny mpanjaka nandidy any Jere-
mela, zanak' andriana, sy Seraia,
zanaky Azriela, ary Selemia, zanaky
Abdela, hisambotra any Baroka
mpanoratra sy Jeremia mpaminany ;
fa nafeniny Jehovah izy roa lahy.

27 Dia tonga taminy Jeremia ny
teniny Jehovah, taorian' ny nando-
roan' ny mpanjaka ny horonan-tara-
tasy sy ny teny izay nosoratany
Baroka avy tamy ny vavany Jere-
mia, nanao hoe : 28 Makà horonan-
taratasy hafa koa indray hianao, ka
soraty aminy ilay teny rehetra tamy
ny horonan-taratasy teo, dia ilay
nodorany Joiakima, mpanjakan' ny
Joda. 29 Ary ny aminy Joiakima,
mpanjakan' ny Joda, dia holazainao
hoe : Izao no lazainy Jehovah : Hia-
nao efa nandoro iny horonan-tara-
tasy iny ka nanao hoe : Ahoana no
nanoratanao tamin' iny hoe : Ho
avy tokoa ny mpanjakany Babylona
ka handrava ity tany ity sy haha-
lany ritra ny olona mbamy ny biby
eto ? 30 Koa izao no lazainy Jeho-
vah ny aminy Joiakima, mpanjakan'
ny Joda : Tsy hanana fara handimby
eo amy ny seza fiandrianany Davida
izy ; ary ny fatiny dia hariana ka
hasian' ny hainandro amy ny anto-
andro ary ny fanala amy ny alina.
31 Ary hampijaliko izy mbamy ny
taranany sy ny mpanompony noho ny

helony; ary hataoko mihatra aminy
sy amy ny mponina any Jerosalema
ary amy ny lehilahy amy ny Joda
ny loza rehetra izay nolazaiko hatao
aminy, fa tsy nohenoiny.
32 Ary Jeremia dia naka horonan-
taratasy hafa koa, ka natolony any
Baroka mpanoratra, zanaky Neria,
ary izy nanoratra tao avy tamy ny
vavany Jeremia ny teny rehetra
izay tao amin' ilay horonan-taratasy
nodorany Joiakima, mpanjakan' ny
Joda, tamy ny afo; sady nampiany
teny maro tahaka ireny koa aza.

*Ny nangatahany Zedekia any Jeremia hivavaka ho azy, sy ny teny navaliny Jeremia azy, ary ny nanaovana any Jeremia tao an-trano-maizina.*

XXXVII. ARY Zedekia mpan-
jaka, zanaky Josia,
dia nanjaka nandimby any Jekonia,
zanaky Joiakima, fa nampanjakainy
Nebokadnezara, mpanjakany Baby-
lona, tao amy ny tanin' ny Joda izy;
2 nefa na izy, na ny mpanompony,
na ny vahoaka, dia samy tsy nihaino
ny teniny Jehovah, izay nampilazai-
ny any Jeremia mpaminany.
3 Ary Zedekia mpanjaka nani-
raka any Jehokala, zanaky Selemia,
sy Zefania, zanaky Mahaseia, mpiso-
rona, ho any aminy Jeremia mpami-
nany hanao hoe: Mba ivavaho aminy
Jehovah Andriamanitsika re izahay.
4 Ary Jeremia mbola niditra sy
nivoaka teo amy ny olona hiany; fa
tsy mbola nataony tao an-trano-
maizina izy. 5 Ary efa niainga avy
tany Egypta ny miaramilany Farao,
ka raha nahare izany ny Kaldeana
izay nanao fahirano any Jerosalema,
dia niala tany Jerosalema izy.
6 Dia tonga taminy Jeremia mpa-
minany ny teniny Jehovah hoe: 7
Izao no lazainy Jehovah, Andria-
manitry ny Isiraely: Izao no lazao-
nareo amy ny mpanjakan' ny Joda,
izay naniraka anareo hankatý amiko
hanontany amiko: Indro, ny miara-
milany Farao, izay efa niainga ha-
monjy anareo, dia hiverina ho any
Egypta taniny; 8 fa ho avy indray
ny Kaldeana ka hamely ity tanàna
ity sady hanafaka azy sy handoro
azy amy ny afo.
9 Izao no lazainy Jehovah: Aza
mamita-tena foana hianareo ka ma-
nao hoe: Hiala amintsika tokoa ny
Kaldeana; fa tsy hiala izy tsy akory.
10 Fa na dia mamely ny miaramilan'
ny Kaldeana rehetra izay miady
aminareo aza hianareo, ka izay voa-
lefona no ho sisa velona, ireo aza dia
samy hitsangana avy ao anaty lainy
ka handoro ity tanàna ity amy ny
afo.
11 Ary raha niala tany Jerosa-
lema ny miaramilan' ny Kaldeana
noho ny amy ny miaramilany Farao,
12 dia nivoaka Jeremia avy tao
Jerosalema hankany amy ny tanin'
ny Benjamina mba handray izay
anjarany eo amy ny vahoaka. 13
Ary raha tonga teo am-bavahadiny
Benjamina izy, dia, indro, kapitenin'
ny mpiambina, atao hoe Jiria, zanaky
Selemia, zanaky Hanania, no teo;
dia nisambotra any Jeremia mpami-
nany izy ka nanao hoe: Miray
tetika amy ny Kaldeana hianao. 14
Fa hoy Jeremia: Lainga izany. Tsy
miray tetika amy ny Kaldeana aho.
Nefa tsy nino azy ireo, ka dia no-
samboriny Jiria hiany Jeremia ary
nentiny ho ao amy ny mpanapaka.
15 Ary tezitra taminy Jeremia ny
mpanapaka ka nikapoka azy, dia
nandatsaka azy tao an-trano-maizina
tao amy ny tranony Jonatana mpa-
noratra; fa izany no nataony trano-
maizina.
16 Ary nony tafiditra tao an-
trano-maizina, tao amin' ilay niefitre-
fitra Jeremia, ka efa nitoetra tao
andro maro, 17 dia naniraka haka
azy Zedekia mpanjaka; ary ny
mpanjaka nanontany azy mangin-
gina tao an-tranony nanao hoe:
Moa misy teny avy taminy Jehovah
tokoa va? Dia hoy Jeremia: Eny,
misy; ary hoy koa izy: Hatolotra
eo an-tànan' ny mpanjakany Baby-

lona hianao. 18 Ary hoy koa Jere-
mia taminy Zedekia mpanjaka:
Inona no ratsy nataoko taminao, na
tamy ny mpanomponao, na tamin'
ity firenena ity, no dia nataonareo
tao an-trano-maizina aho? 19 Aiza
moa ireo mpaminaninareo, izay na-
minany taminareo hoe: Tsy ho avy
hiady aminareo na hamely ity tany
ity ny mpanjakany Babylona? 20
Koa trarantitra hianao, ry tompoko-
lahy mpanjaka, henoy kely ange!
aoka hoborahina[1] eto anatreha-
nao ny fifonako, ka aza averina
ho ao amy ny tranony Jonatana
mpanoratra aho, fandrao dia maty
ao.

21 Dia nasainy Zedekia mpanjaka
nataony teo amy ny kianjan' ny
trano fiambenana Jeremia, ka na-
sainy nomena mofo iray isan-andro
isan-andro avy any amy ny fitoeran'
ny mpanao mofo izy, ambara-paha-
lanin' ny mofo rehetra tao an-tanàna.
Toy izany no nitoerany Jeremia teo
amy ny kianjan' ny trano fiambe-
nana.

*Ny nitoerany Jeremia tao an-davaka, sy ny fara fihaonany taminy Zedekia.*

XXXVIII. ARY Sefatia, zanaky
Matana, sy Geda-
lia, zanaky Pasora, sy Jokala, za-
naky Semelia, ary Pasora, zanaky
Malkia, dia nandre ny teny izay efa
nolazainy Jeremia tamy ny vahoaka
rehetra nanao hoe: 2 Izao no lazainy
Jehovah: Izay mitoetra amin' ity
tanàna ity dia ho fatin-tsabatra sy
mosary ary areti-mandringana; fa
izay mivoaka hanatona ny Kaldeana
kosa no ho velona; fa ny ainy no
ho babony, ka ho velona izy. 3
Izao no lazainy Jehovah: Ity tanàna
ity dia hatolotra eo an-tànan' ny
miaramilan' ny mpanjakany Baby-
lona tokoa ka ho afany.

4 Dia hoy ny mpanapaka tamy
ny mpanjaka: Trarantitra hianao,
aoka hovonoina ity lehilahy ity; fa
mampiraviravy tànana ny miara-
mila izay sisa amin' ity tanàna ity
mbamy ny olona rehetra izy noho
ny nitenenany taminy araka izany
teny izany; fa ity lehilahy ity tsy
mba mitady izay hiadanan' ity fire-
nena ity, fa izay hahatonga loza
aminy kosa. 5 Dia hoy Zedekia
mpanjaka: Indro, eo an-tànanareo
izy; fa ny mpanjaka tsy mahefa na
inona na inona hisakana anareo.

6 Ary naka any Jeremia izy ka
nandatsaka azy tao amy ny lavaka
famorian-dranony Malkia, zanak'
andriana, izay tao amy ny kianjan'
ny trano fiambenana; ary nampidi-
niny tamy ny mahazaka Jeremia.
Ary tsy nisy rano tao amy ny lavaka,
fa fotaka fotsiny hiany, ka dia ni-
lentika tamy ny fotaka Jeremia.

7 Ary Ebeda-meleka Etiopiana,
tandapa anankiray tao amy ny tra-
non' ny mpanjaka, raha nandre ny
nandatsahany any Jeremia tao amy
ny lavaka (nipetraka teo amy ny
vavahadin' ny Benjamina ny mpan-
jaka androtriny),—8 dia nivoaka
avy tao an-tranon' ny mpanjaka
izy ka nanao tamy ny mpanjaka
hoe: 9 Ry tompokolahy mpanjaka,
ratsy avokoa izay rehetra nataon'
ity firenena ity taminy Jeremia
mpaminany, fa nataony tao an-
davaka izy ka ho faty mosary ao
amin' izay itoerany, satria tsy misy
mofo intsony ato an-tanàna. 10
Ary ny mpanjaka nandidy any
Ebeda-meleka Etiopiana hoe: Miton-
drà telo-polo lahy hiaraka aminao
hampakatra any Jeremia mpamina-
ny hiala ao anaty lavaka, dieny
tsy mbola maty izy.

11 Ary Ebeda-meleka nitondra
ny olona niaraka taminy, ka dia
lasa nankany amy ny tranon' ny
mpanjaka eo ambanin' ny trano fira-
ketana, ary naka lamba rovitra sy
vorodamba tao izy, ka nampidininy
tamy ny mahazaka ho ao amy ny

---

[1] *Heb.* hiankohoka.

lavaka izany ho ao aminy Jere-
mia. 12 Dia hoy Ebeda-meleka
Etiopiana taminy Jeremia : Ataovy
eo ambanin' ny helikao ireto lamba
rovitra sy vorodamba ireto ho efitry
ny mahazaka, dia nataony Jeremia
izany; 13 ka dia nosintoniny tamy
ny mahazaka Jeremia ka nakariny
avy tao anaty lavaka; ary dia ni-
toetra teo amy ny kianjan' ny trano
fiambenana izy.

14 Ary Zedekia mpanjaka nani-
raka naka any Jeremia mpaminany
hankao aminy tao amy ny fidirana
fahatelo, izay ao an-tranony Jehovah.
Dia hoy ny mpanjaka taminy Jere-
mia : Hanontany zavatra kely ami-
nao aho, ka aza anafenana. 15 Ary
hoy Jeremia taminy Zedekia : Raha
ambarako anao, dia tsy hovonoinao
tokoa va re aho? Fa na dia omeko
saina aza hianao, dia tsy hihaino
ahy tsinona. 16 Ary Zedekia mpan-
jaka nianiana mangingina taminy
Jeremia nanao hoe: Raha velona
koa Jehovah, Izay nanao izao fana-
hintsika izao, dia tsy hamono anao
tokoa aho, na hanolotra anao eo an-
tànan' ireto olona mitady ny ainao
ireto.

17 Dia hoy Jeremia taminy Zede-
kia : Izao ary no lazainy Jehovah,
Andriamanitry ny maro, Andria-
manitry ny Isiraely : Raha mivoaka
hanatona ny mpanapaky ny mpan-
jakany Babylona tokoa hianao, dia
ho velona ny ainao, sady tsy hodo-
rana amy ny afo ity tanàna ity, fa
ho velona hianao sy ny mpianakavi-
nao; 18 fa raha tsy mivoaka hana-
tona ny mpanapaky ny mpanjakany
Babylona kosa hianao, dia hatolotra
eo an-tànan' ny Kaldeana ity tanàna
ity, sady hodorany amy ny afo izy,
ary tsy ho afa-mandositra ny tànany
hianao.

19 Ary hoy Zedekia mpanjaka
taminy Jeremia: Matahotra ny
Jiosy izay efa nanatona ny Kal-
deana aho, fandrao hatolony eo an-
tànany aho ka hataony fihomehe-
zana. 20 Fa hoy Jeremia: Tsy
hanolotra anao izy tsy akory. Tra-
rantitra hianao, ankatoavy ny teniny
Jehovah, izay lazaiko aminao, mba
hahita soa hianao, ka ho velona ny
ainao. 21 Fa raha tsy mety mivoa-
ka kosa hianao, dia izao no teny efa
nasehony Jehovah ahy: 22 Indreo,
ny vehivavy rehetra izay sisa ao an-
tranon' ny mpanjakan' ny Joda dia
ho entina mivoaka ho any amy ny
mpanapaky ny mpanjakany Baby-
lona, ary ireo vehivavy ireo dia
hanao hoe:

Ireo sakaizanao no nitaona
anao
Sady naharesy anao;
Ary latsaka tao amy ny hona-
hona ny tongotrao,
Dia nilaozany nihemotra hia-
nao.

23 Ny vadinao rehetra sy ny
zanakao dia ho entina mivoaka ho
any amy ny Kaldeana; ary hianao
tsy ho afa-mandositra ny tànany, fa
ho azon' ny tànan' ny mpanjakany
Babylona; ary noho hianao no han-
doroana ity tanàna ity amy ny afo.

24 Dia hoy Zedekia taminy Jere-
mia: Aoka tsy ho ren' olona ary
izany teny izany, mba tsy ho faty
hianao. 25 Fa raha ren' ny mpana-
paka fa niresaka taminao aho, ary
tonga aminao izy ka manao aminao
hoe: Ambarao aminay ankehitriny
izay nolazainao tamy ny mpanjaka,
aza afenina anay, fa tsy hamono
anao izahay; ary ambarao koa izay
nolazain' ny mpanjaka taminao; 26
dia ataovy aminy hoe: Noborahina
teo anatrehan' ny mpanjaka ny fifo-
nako, mba tsy hamerenany ahy ho
faty any amy ny tranony Jona-
tana.

27 Ary nankany aminy Jeremia
ny mpanapaka rehetra ka nanontany
azy; dia nolazainy taminy araka
izay teny rehetra nandidian' ny
mpanjaka azy. Ary tsy niresaka
taminy intsony ireo, ka dia tsy re
ny raharaha.

28 Ary Jeremia nitoetra teo amy
ny kianjan' ny trano fiambenana

mandra-pahatongan' ny andro nana-
fahana any Jerosalema.

*Ny nanafahana any Jerosalema, sy
ny nanjo any Zedekia, ary ny
nanesorana any Jeremia tao an-
davaka, sy ny teny nasain' Andria-
manitra nolazainy taminy Ebeda-
meleka.*

XXXIX. ARY rehefa afaka Je-
rosalema (tamy ny
volana fahafolo tamy ny taona faha-
sivy nanjakany Zedekia, mpanjakan'
ny Joda, no nahatongavany Nebokad-
nezara, mpanjakany Babylona, sy ny
miaramilany rehetra hamely any
Jerosalema ka nanao fahirano azy;
2 ary nony tamy ny andro fahasivy
tamy ny volana fahefatra tamy ny
taona fahiraika amby ny folo nanja-
kany Zedekia, dia nisy voabanga
ny tanàna), 3 dia niditra ny mpana-
paky ny mpanjakany Babylona re-
hetra ka nipetraka teo amy ny
vavahady ampovoany, dia Nergala-
sarezera sy Samgar-nebo sy Sarse-
kima, Raba-sarisa, sy Nergala-sare-
zera, Raba-magy, mbamy ny sisa
rehetra amy ny mpanapaky ny
mpanjakany Babylona.
4 Ary rehefa nahita ireo Zedekia,
mpanjakan' ny Joda, sy ny miara-
mila rehetra, dia nandositra izy ka
lasa nandeha alina niala tao an-
tanàna, nahazo ny làlana mankamy
ny sahan' ny mpanjaka, tamy ny
vavahady eo anelanelan' ny mànda
roa; ary lasa nivoaka nankany amy
ny làlana mankeny amy ny tani-hay
izy. 5 Fa ny miaramilan' ny Kal-
deana nanenjika azy ka nahatratra
any Zedekia teny amy ny tani-hay
any Jeriko; ary nony azony izy, dia
nentiny niakatra ho any aminy
Nebokadnezara, mpanjakany Baby-
lona, tao Ribla tao amy ny tany
Hamata; ka dia notsarainy tao izy.
6 Ary ny zanakalahiny Zedekia dia
novonoin' ny mpanjakany Babylona
tao Ribla teo imason-drainy; ary ny
manan-kaja rehetra tamy ny Joda
koa dia novonoin' ny mpanjakany
Babylona. 7 Ary nopotsiriny ny
masony Zedekia, dia nafatony tamy
ny gadra varahina izy ho entiny
any Babylona. 8 Ary nodoran' ny
Kaldeana tamy ny afo ny tranon'
ny mpanjaka sy ny tranon' ny va-
hoaka, ary ny màndany Jerosalema
noravany.
9 Ary ny olona sisa tao an-tanàna
sy izay efa nanatona azy ary ny va-
hoaka sisa koa dia nentiny Nebo-
zaradana, lehiben' ny mpiambina, ho
babo tany Babylona. 10 Nefa ny
olona malahelo izay tsy nanana na
inona na inona kosa dia nisy hiany
navelany Nebozaradana, lehiben' ny
mpiambina, tao amy ny tanin' ny
Joda sady nomeny tanimboaloboka
sy tanimboly tamin' izany andro
izany.
11 Ary Nebokadnezara, mpanja-
kany Babylona, nanome teny any
Nebozaradana, lehiben' ny mpiam-
bina, ny aminy Jeremia nanao hoe:
12 Ento izy, ka tandremo tsara, fa
aza asian-dratsy; fa araka izay
lazainy aminao no ataovy aminy.
13 Ary Nebozaradana, lehiben' ny
mpiambina, sy Nebosazbana, Raba-
sarisa, sy Nergala-sarezera, Raba-
magy, ary ny mpanapaky ny mpan-
jakany Babylona rehetra 14 dia
naniraka haka any Jeremia teo amy
ny kianjan' ny trano fiambenana,
ka natolony any Gedalia, zanaky
Ahikama, zanaky Safana, mba ho
entiny any an-trano izy, ka dia
nitoetra tao amy ny olona.
15 Ary tonga taminy Jeremia
ny teniny Jehovah, fony izy mbola
voahazona tao amy ny kianjan'
ny trano fiambenana hiany, nanao
hoe: 16 Mandehana, ka lazao ami-
ny Ebeda-meleka Etiopiana hoe:
Izao no lazainy Jehovah, Tompon'
ny maro, Andriamanitry ny Isiraely:
Indro, hotoviko amin' ity tanàna
ity ny teniko hahatonga loza, fa tsy
soa; ary ho tanteraka eo imasonao
izany amin' izany andro izany. 17
Nefa hovonjeko hianao amin' izany

andro izany, hoy Jehovah, fa tsy
mba hatolotra eo an-tànan' ny olona
izay atahoranao. 18 Fa hovonjeko
tokoa hianao ka tsy ho lavon-tsaba-
tra; eny, ny ainao no ho babonao,
satria efa natoky Ahy, hoy Jehovah.

*Ny nanafahana any Jeremia, sy ny niverenan' ny olona maro hipetraka ao amy ny tany hotapahiny Gedalia, ary ny namonoana any Gedalia.*

XL. IZAO no teny tonga taminy
Jeremia avy taminy Jeho-
vah, taorian' ny nandefasany Nebo-
zaradana, lehiben' ny mpiambina,
azy niala tany Rama, tamin' ilay
nampanalany azy fony izy mbola
nigadra tao amy ny babo rehetra
avy tany Jerosalema sy Joda, izay
nentina ho babo tany Babylona.
2 Ary ny lehiben' ny mpiambina
dia naka any Jeremia ka nanao
taminy hoe: Jehovah Andriamani-
trao nanambara izao loza izao, izay
nanjo ity tanàna ity. 3 Ary Jeho-
vah nahatonga izany ka nanao araka
izay nolazainy, noho ny nanotanareo
taminy Jehovah sy ny tsy nihainoa-
nareo ny feony,—dia izany no naha-
tonga izao zavatra izao taminareo.
4 Ary, indro, ankehitriny vahako
izao ny gadra amy ny tànanao. Koa
raha sitraky ny fonao kosa ny hia-
raka amiko hankany Babylona, dia
andeha, fa hotandremako tsara hia-
nao; nefa raha tsy sitraky ny fonao
ny hiaraka amiko ho any Babylona,
dia mijanòna hiany; indro, ny tany
rehetra dia eo anoloanao, koa izay
tany tianao sy sitrakao no alehao.
5 Ary raha tsy mbola nety nan-
deha izy, dia *hoy Nebozaradana:*
Miverena indray any aminy Gedalia,
zanaky Ahikama, zanaky Safana,
izay voatendrin' ny mpanjakany
Babylona ho mpanapaka ny tanànan'
ny Joda, ka tomoera aminy ao amy
ny olona, na mandehana any amin'
izay tianao haleha na aiza na aiza.
Dia nomen' ny lehiben' ny mpiam-
bina vatsy sy fanomezana izy ka
nalefany handeha.
6 Ary Jeremia nankany aminy
Gedalia, zanaky Ahikama, tany
Mizpa ka niara-nonina taminy tao
amy ny vahoaka izay sisa velona
tamy ny tany.
7 Ary raha ren' ny mpifehy ny
miaramila rehetra izay tany an-
tsaha sy ny olom-peheziny fa ny
mpanjakany Babylona efa nanendry
any Gedalia, zanaky Ahikama, ho
mpanapaka ny tany sy ho mpitan-
drina ny lehilahy mbamy ny zaza
amim-behivavy ary ny malahelo
sasany teo amy ny tany izay tsy
mbola lasan-ko babo tany Babylona,
8 dia tonga tany aminy Gedalia tany
Mizpa izy, dia Isimaela, zanaky
Netania, sy Johanana sy Jonatana,
zanaky Karea, sy Seraia, zanaky
Tanometa, sy ny zanaky Efay Neto-
fatita ary Jazania, zanak' ilay Maka-
tita, dia izy ireny sy ny olom-
peheziny avy.
9 Ary Gedalia, zanaky Ahikama,
zanaky Safana, dia nianiana taminy
sy tamy ny olom-peheziny nanao
hoe: Aza matahotra hanompo ny
Kaldeana; monena amy ny tany, ka
manompoa ny mpanjakany Baby-
lona, dia hahita soa hianareo. 10
Ary ny amiko, dia, indro, honina
any Mizpa aho hanompo ny Kaldea-
na izay ho avy etỳ amintsika; fa
hianareo dia manangòna divay sy
voankazo masaka fahavaratra ary
diloilo, ka ataovy ao amy ny fitehi-
rizanareo, dia monena amin' izay
tanàna nidiranareo.
11 Ary koa, ny Jiosy rehetra
izay tany Moaba sy tany amy ny
taranaky Amona sy tany Edoma
ary izay tany amy ny tany rehetra
dia nahare fa ny mpanjakany Baby-
lona efa namela ny Joda hisy sisa
sady efa nanendry any Gedalia,
zanaky Ahikama, zanaky Safana,
ho mpanapaka azy, 12 dia niverina
ny Jiosy rehetra avy tany amy ny
tany rehetra izay efa nandroahana
azy ka tonga tany amy ny tanin' ny
Joda ho any aminy Gedalia tao
Mizpa, ka nanangona divay sy voan-

kazo sesehena masaka fahavaratra
izy.
13 Ary Johanana, zanaky Karea,
sy ny mpifehy ny miaramila rehetra
izay tany an-tsaha dia tonga tany
aminy Gedalia tany Mizpa 14 ka
nanao taminy hoe: Moa fantatrao
tokoa va fa Balisa, mpanjakan' ny
taranaky Amona, dia naniraka any
Isimaela, zanaky Netania, hamono
anao? Nefa tsy nino azy Gedalia,
zanaky Ahikama. 15 Ary Joha-
nana, zanaky Karea, nilàza mangin-
gina taminy Gedalia tao Mizpa
nanao hoe: Masìna hianao, aoka
aho handeha hamono any Isimaela,
zanaky Netania, fa tsy hisy olona
hahalala izany tsy akory; fa na-
hoana no havela hamono anao izy
ka hampiely ny Jiosy rehetra izay
tafangona eto aminao ary hahalany
ringana ny sisa amy ny Joda? 16
Fa hoy Gedalia, zanaky Ahikama,
taminy Johanana, zanaky Karea:
Aza manao izany hianao, fa miam-
panga lainga foana any Isimaela
hianao.
XLI. Ary tamy ny volana fahafito
dia tonga tany aminy Gedalia,
zanaky Ahikama, tao Mizpa Isi-
maela, zanaky Netania, zanaky Eli-
sama, taranaky ny mpanjaka, sy ny
mpanapaky ny mpanjaka; ary nisy
folo lahy niaraka taminy; ary niara-
nihinan-kanina tao Mizpa izy. 2
Dia nitsangana Isimaela, zanaky
Netania, sy ireo olona folo lahy nia-
raka taminy ka namely sabatra any
Gedalia, zanaky Ahikama, zanaky
Safana, dia nahafaty ilay efa nataon'
ny mpanjakany Babylona ho mpana-
paka ny tany. 3 Ary ny Jiosy re-
hetra izay tao aminy, dia izay tao
aminy Gedalia tao Mizpa, sy ny
Kaldeana izay hita tao ary ny miara-
mila dia novonoiny Isimaela avokoa.
4 Ary nony ampitson' ny andro
namonoana any Gedalia, raha tsy
mbola nisy olona nahalala izany, 5
dia nisy valo-polo lahy avy tany
Sekema sy Silo ary Samaria, izay
samy mihara-bolom-bava, sady voa-
triatra ny fitafiany, ary voatetika
ny tenany, nitondra fanatitra sy
ditin-kazo mani-pofona teny an-tà-
nany ho entina ao an-tranony Jeho-
vah. 6 Ary Isimaela, zanaky Neta-
nia, dia nivoaka avy tao Mizpa
hitsena azy sady nitomany teny am-
pandehanana, ary nony efa nihaona
taminy izy, dia niteny taminy hoe:
Mankanesa any aminy Gedalia, za-
naky Ahikama. 7 Ary nony tonga
tao afovoan' ny tanàna izy ireo, dia
novonoiny Isimaela, zanaky Neta-
nia, mbamy ny olona nanaraka azy
izy ka nariany tao anaty lavaka
famorian-drano. 8 Fa nisy folo
lahy tamin' ireo nanao taminy Isi-
maela hoe: Aza vonoina izahay; fa
manan-tahiry any an-tsaha izahay,
dia vary tritika sy vary hordea sy
diloilo ary tantely. Ka dia nijanona
izy, fa tsy namono ireo tahaka ny
efa nataony tamy ny namany.
9 Ary ilay lavaka nanariany Isi-
maela ny fatin' ny olona rehetra,
izay novonoiny ho eo anilany Ge-
dalia, dia ilay efa nataony Asa
mpanjaka mba hiereny any Basa,
mpanjakan' ny Isiraely, dia nofenoi-
ny Isimaela, zanaky Netania, faty.
10 Ary nentiny Isimaela ho babo
ny olona rehetra izay sisa tao Mizpa,
na ny vehivavy zanak' andriana, na
ny olona rehetra izay sisa tao Mizpa,
izay napetraky Nebozaradana, lehi-
ben' ny mpiambina, tao aminy Ge-
dalia, zanaky Ahikama; eny, Isi-
maela, zanaky Netania, nitondra azy
ireny ho babo, ka dia lasa niala nan-
kany amy ny taranaky Amona izy.
11 Fa nony reny Johanana, za-
naky Karea, sy ny mpifehy ny mia-
ramila rehetra izay tao aminy ny
ratsy rehetra nataony Isimaela, za-
naky Netania, 12 dia novoriny ny
olona rehetra ka nentiny niady ta-
miny Isimaela, zanaky Netania, ary
hitany teo amoron' ny kamory[1] ao

[1] *Heb.* ny rano be.

Gibeona izy. 13 Ary ny olona re-
hetra izay tao aminy Isimaela, nony
nahita any Johanana, zanaky Karea,
sy ny mpifehy ny miaramila rehetra
izay tao aminy, dia faly. 14 Ary
ny olona rehetra izay nentiny Isi-
maela ho babo avy tany Mizpa dia
nitodika ka niverina nanatona any
Johanana, zanaky Karea. 15 Fa
Isimaela, zanaky Netania, sy ny
olona valo lahy kosa dia afaka nan-
dositra any Johanana ka lasa nan-
kany amy ny taranaky Amona.

16 Ary Johanana, zanaky Karea,
sy ny mpifehy ny miaramila rehetra
izay tao aminy dia nitondra ny olona
rehetra izay voavonjiny ho afaka
taminy Isimaela, zanaky Netania,
avy tany Mizpa, taorian' ny namo-
noany any Gedalia, zanaky Ahikama,
dia ny lehilahy mpiady sy ny zaza
amim-behivavy ary ny tandapa, izay
nentiny niverina avy tany Gibeona;
17 ary dia lasa izy ireo ka nitoetra
tao Gerota-kimama,[1] izay ao akai-
kiny Betlehema, mba handehanany
hankany Egypta 18 tsy ho tratry
ny Kaldeana; fa natahotra azy izy,
satria Isimaela, zanaky Netania, efa
namono any Gedalia, zanaky Ahi-
kama, izay notendren' ny mpanja-
kany Babylona ho mpanapaka ny
tany.

*Ny nangatahan' ny Jiosy any Jeremia haka hevitra aminy Jehovah, ary ny anatra nataony Jeremia tamy ny Jiosy kosa noho ny tsy naneken ny saina avy taminy Jehovah.*

XLII. ARY ny mpifehy ny miara-
mila rehetra sy Joha-
nana, zanaky Karea, sy Jazania,
zanaky Hosaia, mbamy ny vahoaka
rehetra, na kely na lehibe, dia nana-
tona 2 ka niteny taminy Jeremia
mpaminany hoe: Masìna hianao,
aoka hoborahina[2] eto anatrehanao
ny fifonanay, ary mba ivavaho aminy
Jehovah Andriamanitrao re izahay,
dia ireto sisa rehetra ireto (fa vitsy
izahay no sisa, na dia maro aza fa-
hiny, dia araka izao hitan' ny ma-
sonao izao), 3 mba hambarany Jeho-
vah Andriamanitrao anay izay là-
lana mety halehanay sy izay zavatra
tokony hataonay.

4 Dia hoy Jeremia mpaminany
taminy: Efa reko izany; koa, indro,
hivavaka aminy Jehovah Andriama-
nitrareo ary aho araka ny teninareo;
ary ny teny rehetra izay havaliny
Jehovah anareo dia hambarako ana-
reo, fa tsy hisy hafeniko.

5 Dia hoy izy taminy Jeremia:
Jehovah no aoka ho vavolombelona
marina sy mahatoky amintsika, raha
tsy manao araka ny teny rehetra
izay anirahany Jehovah Andriama-
nitrao anao aminay izahay. 6 Na
ho soa, na ho ratsy, dia hohenoinay
ny feony Jehovah Andriamanitray,
izay nanirahanay anao, mba hahasoa
anay, raha mihaino ny feony Jeho-
vah Andriamanitray izahay.

7 Ary nony afaka hafoloana, dia
tonga taminy Jeremia ny teniny
Jehovah. 8 Ary izy niantso any
Johanana, zanaky Karea, sy ny
mpifehy ny miaramila rehetra izay
teo aminy mbamy ny olona rehetra,
na kely na lehibe, 9 ka nanao ta-
miny hoe: Izao no lazainy Jehovah,
Andriamanitry ny Isiraely, Izay efa
nanirahanareo ahy mba hoborahiko[3]
eo anatrehany ny fifonanareo:

10 Raha mbola honina amin' ity
tany ity hiany hianareo, dia haoriko
hianareo, fa tsy horavako, ary ham-
boleko hianareo, fa tsy hongotako;
fa manenina Aho ny amy ny loza
namelezako anareo. 11 Aza mata-
hotra ny mpanjakany Babylona izay
atahoranareo; eny, aza matahotra
azy, hoy Jehovah, fa momba anareo
Aho hamonjy sy hanafaka anareo
amy ny tànany. 12 Ary hataoko
mahita famindrampo hianareo, dia
hamindra fo aminareo izy ka ham-

[1] *Na:* an-tranom-bahininy Kimama. [2] *Heb.* hiankohoka. [3] *Heb.* hampiankohoka.

pody anareo ho any amy ny tani-
nareo.
13 Fa raha hoy kosa hianareo:
Tsy honina amin' ity tany ity izahay,
ka tsy hihaino ny feony Jehovah
Andriamanitrareo hianareo, 14 fa
manao hoe: Tsia; fa hankany amy
ny tany Egypta izahay, fa any no
tsy hahitanay ady, na handrenesanay
ny feon' ny anjomara, na hahitanay
mosary, ka dia any no honenanay,
15 dia mihainoa ny teniny Jehovah
ankehitriny hianareo izay sisa amy
ny Joda: Izao no lazainy Jehovah,
Tompon' ny maro, Andriamanitry
ny Isiraely: Raha dia mikiry han-
kany Egypta hiany hianareo ka
mandeha hivahiny any, 16 dia haha-
tratra anareo any amy ny tany
Egypta ny sabatra izay atahoranareo,
ary ny mosary izay ahinareo no han-
johy anareo any amy ny tany
Egypta, ary any no hahafaty anareo.
17 Ary ny olona rehetra izay mi-
kiry hankany Egypta hivahiny any
dia ho fatin' ny sabatra sy ny mosary
ary ny areti-mandringana any; ary
tsy hisy sisa ho afa-mandositra ny
loza izay hataoko mihatra aminy.
18 Fa izao no lazainy Jehovah,
Tompon' ny maro, Andriamanitry
ny Isiraely: Toy ny nanidinana ny
fahatezerako sy ny fahavinirako
tamy ny mponina any Jerosalema,
dia toy izany no hanidinana ny faha-
tezerako aminareo, raha mankany
Egypta hianareo; ary ho fianianana
sy ho figagana sy ho fanozonana ary
ho fandatsa hianareo, sady tsy hahita
ity tany ity intsony.
19 Jehovah efa nilaza ny amina-
reo, ry sisa amy ny Joda, hoe: Aza
mankany Egypta hianareo; aoka ho
fantatrareo tokoa fa efa nanariko
andro any hianareo. 20 Kanjo efa
nivily hianareo ka nahavoa ny aina-
reo tamy ny nanirahanareo ahy ho
aminy Jehovah Andriamanitrareo
hanao hoe: Mba ivavaho aminy
Jehovah Andriamanitsika re izahay,
ary izay rehetra holazainy Jehovah
Andriamanitsika dia ambarao ami-
nay, fa hataonay. 21 Ary efa nam-
barako taminareo andro any; nefa
tsy nihaino ny feony Jehovah An-
driamanitrareo hianareo ny amin'
izay zavatra nanirahany ahy ho
aminareo. 22 Koa aoka ho fan-
tatrareo marimarina fa ho fatin-
tsabatra sy mosary ary areti-man-
dringana hianareo any amy ny tany
izay tianareo hivahiniana.

*Ny nandosiran' ny olona nankany Egypta, sy ny teny nampilazain' Andriamanitra ny amy ny handresen' ny Kaldeana any Egypta.*

XLIII. ARY rehefa tapitra voa-
lazany Jeremia tamy
ny vahoaka rehetra izany teny re-
hetra avy taminy Jehovah Andria-
maniny izany, izay nanirahany Je-
hovah Andriamanitra azy holazaina
aminy, 2 dia niteny Azaria, zanaky
Hosaia, sy Johanana, zanaky Karea,
mbamy ny olona mpirehareha rehe-
tra ka niteny taminy Jeremia hoe:
Mandainga hianao; fa tsy naniraka
anao Jehovah Andriamanitsika hi-
laza hoe: Aza mandeha hivahiny
any Egypta; 3 fa Baroka, zanaky
Neria, no nanome fo anao hamely
anay mba hanolotra anay ho eo an-
tànan' ny Kaldeana hahafaty anay
sy hahalasa anay ho babo any Baby-
lona.
4 Ary Johanana, zanaky Karea,
sy ny mpifehy ny miaramila rehetra
ary ny vahoaka rehetra dia tsy ni-
haino ny feony Jehovah ny amy ny
honenany ao amy ny tanin' ny Joda.
5 Fa Johanana, zanaky Karea, sy
ny mpifehy ny miaramila rehetra dia
nitondra ny sisa rehetra tamy ny
Joda, izay niverina avy tany amy
ny firenena rehetra nandroahana
azy honina ao amy ny tanin' ny
Joda, 6 dia ny lehilahy sy ny zaza
amim-behivavy sy ny vehivavy zanak'
andriana ary ny olona rehetra izay
navelany Nebozaradana, lehiben' ny
mpiambina, tao aminy Gedalia, za-
naky Ahikama, zanaky Safana, sy
tao aminy Jeremia mpaminany sy

Baroka, zanaky Neria; 7 ka dia
nankany amy ny tany Egypta izy
ireny, fa tsy nihaino ny feony Jeho-
vah, ary dia tonga hatrany Tapa-
nesa.

8 Dia tonga taminy Jeremia tao
Tapanesa ny teniny Jehovah hoe:
9 Mitondrà vato lehibe eny an-
tànananao, ka afeno ao amy ny feta ao
amy ny gorodona taila, izay eo akai-
kin' ny vavahady amy ny tranony
Farao ao Tapanesa, eo imason' ny
lehilahy amy ny Joda, 10 ka lazao
aminy hoe: Izao no lazainy Jehovah,
Tompon' ny maro, Andriamanitry
ny Isiraely: Indro Aho haniraka
haka any Nebokadnezara, mpanja-
kany Babylona, mpanompoko, ka
haoriko amin' ireto vato nafeniko
ireto ny seza fiandrianany; ary
hamelatra ny lambany tsara tarehy
hatao alokaloka eo amboniny izy.
11 Eny, ho avy izy hamely ny tany
Egypta, ka izay ho amy ny areti-
mandringana dia ho amy ny areti-
mandringana, ary izay ho amy ny
fahababoana dia ho amy ny fahaba-
boana, ary izay ho amy ny sabatra
dia ho amy ny sabatra. 12 Ary
handrehitra afo ao amy ny tranon'
ny andriamanitry Egypta Aho, ka
dia hodorany sy hobaboiny ireo,
ary hitafy ny tany Egypta izy toy ny
fitafin' ny mpiandry ondry ny lam-
bany; ary hiala any amy ny fiada-
nana izy. 13 Ary hotorotoroiny ny
tsangam-baton-tsampy ao Beti-se-
mesy, izay any amy ny tany Egypta;
ary hodorany amy ny afo ny tranon'
ny andriamanitry Egypta.

*Fananarana ny Jiosy any Egypta mba tsy hanompo sampy.*

XLIV. NY teny izay tonga ta-
miny Jeremia ho amy
ny Jiosy rehetra izay nonina tany
amy ny tany Egypta, dia izay nonina
tao Migdola sy Tapanesa sy Mem-
fisa,[1] ary tany amy ny tany Patrosa,
nanao hoe:

2 Izao no lazainy Jehovah, Tom-
pon' ny maro, Andriamanitry ny
Isiraely: Hianareo efa nahita ny
loza rehetra izay nataoko nihatra
taminy Jerosalema sy ny tanànan'
ny Joda rehetra; ary, indro, efa
tany lao ireo ankehitriny, ka tsy
misy olona monina intsony ao aminy,
3 noho ny ratsy nataony hampa-
hatezitra Ahy tamy ny nandehana-
ny handoro ditin-kazo manitra sy
hanompo andriamani-kafa izay tsy
fantany, na izy, na hianareo, na ny
razanareo. 4 Ary naniraka ny
mpaminany mpanompoko rehetra
taminareo Aho,—eny, nifoha ma-
raina koa Aho ka naniraka azy ha-
nao hoe: Masìna hianareo, aza ma-
nao izany fahavetavetana halako
izany. 5 Nefa tsy nihaino izy na
nanongilana ny sofiny hialany amy
ny haratsiany tsy handoro ditin-kazo
manitra ho an' andriamani-kafa. 6
Ka dia naidina ny fahavinirako sy
ny fahatezerako, eny, nandoro ny
tanànan' ny Joda sy ny teny amy
ny làlambeny Jerosalema izany, ka
dia rava sy lao ireny tahaka ny
amin' izao anio izao.

7 Koa izao no lazainy Jehovah,
Andriamanitry ny maro, dia An-
driamanitry ny Isiraely: Ahoana
no anaovanareo izao ratsy lehibe
singotry ny ainareo izao, haharin-
gana ny lehilahy sy ny vehivavy,
ny ankizy madinika sy ny zaza mi-
nono ao amy ny Joda tsy haha-misy
miangana anareo, 8 noho ny ampa-
hatezeranareo Ahy amy ny asan' ny
tànanareo sy amy ny andoroana
ditin-kazo manitra ho an' andria-
mani-kafa any amy ny tany Egypta
izay alehanareo hivahiniana, mba
haharingana anareo ka hahatonga
anareo ho fanozonana sy ho fandatsa
any amy ny firenena rehetra am-
bonin' ny tany? 9 Moa hadino-
nareo va ny ratsy nataon' ny raza-
nareo sy ny mpanjakan' ny Joda sy
ny vadiny ary ny tenanareo sy ny

[1] *Heb.* Nofa.

vadinareo, dia izay nataony tany
amy ny tanin' ny Joda sy teny amy
ny làlambeny Jerosalema? 10 Tsy
mbola torotoro fo izy na dia man-
draka andro any aza sady tsy nata-
hotra na nandeha araka ny lalàko
sy ny didiko, izay napetrako teo
anoloanareo sy teo anoloan' ny raza-
nareo.

11 Koa izao no lazainy Jehovah,
Tompon' ny maro, Andriamanitry
ny Isiraely: Indro, hanandrina ana-
reo Aho hahatonga loza haharin-
gana ny Joda rehetra. 12 Ary ha-
laiko ny sisa amy ny Joda, izay
nikiry hankany amy ny tany Egypta
hivahiny any, ka ho lany ritra izy
rehetra; any amy ny tany Egypta
no hahalavoany, samy ho ringan' ny
sabatra sy ny mosary,—eny, na ny
kely na ny lehibe dia samy ho
fatin-tsabatra sy mosary izy rehetra
ka ho tonga fianianana sy figagana
sy fanozonana ary fandatsa. 13 Fa
hovaliako izay monina any amy ny
tany Egypta, toy ny namaliako any
Jerosalema, dia amy ny sabatra sy
ny mosary ary ny areti-mandrin-
gana. 14 Ary ny sisa amy ny Joda
izay lasa nivahiny tany Egypta dia
tsy hisy ho afa-mandositra ho tafa-
verina any amy ny tanin' ny Joda,
izay niriny hiverenana mba hone-
nany, afa-tsy izay vitsy sendra afa-
mandositra hiany.

15 Ary ny lehilahy rehetra, izay
nahalala fa ny vadiny efa nandoro
ditin-kazo manitra ho an' andria-
mani-kafa, sy ny vehivavy rehetra
izay nitsangana teo, dia vahoaka be
dia be, ary ny olona rehetra izay
nonina tany amy ny tany Egypta,
tao Patrosa, dia namaly any Jeremia
hoe: 16 Raha ny amin' ilay teny
voalazanao taminay tamy ny ana-
rany Jehovah dia tsy hihaino anao
izahay. 17 Fa hataonay tokoa ny
teny rehetra izay naloaky ny vava-
nay, dia ny handoro ditin-kazo mani-
tra ho any ny mpanjakavavin' ny
lanitra sy ny hanidina fanatitra
aidina ho azy, toy ny efa nataonay
sy ny razanay sy ny mpanjakanay
ary ny mpanapaka anay tany amy
ny tanànan' ny Joda sy teny amy
ny làlambeny Jerosalema; fa fahi
zany dia voky hanina izahay sady
nambinina ary tsy nahita loza. 18
Fa hatrizay nitsaharanay tsy nan-
doro ditin-kazo manitra ho any ny
mpanjakavavin' ny lanitra na nani-
dina fanatitra aidina ho azy izay dia
saiky tsy nanana na inona na inona
akory izahay sady ringan' ny sabatra
sy ny mosary. 19 Ary raha nan-
doro ditin-kazo manitra ho any ny
mpanjakavavin' ny lanitra izahay
sy nanidina fanatitra aidina ho azy,
moa tsy fantatry ny vadinay va ny
nanaovanay mofo hasiana ny sariny [1]
sy ny nanidinanay fanatitra aidina
ho azy?

20 Ary hoy Jeremia tamy ny
olona rehetra, na ny lehilahy na ny
vehivavy, dia ny olona rehetra izay
efa namaly azy: 21 Ny nandoro-
anareo ditin-kazo manitra tany an-
tanànan' ny Joda sy tany an-dàlam-
beny Jerosalema, dia hianareo sy ny
razanareo sy ny mpanjakanareo sy
ny mpanapaka anareo mbamy ny
vahoaka,—moa tsy notsarovany Je-
hovah va izany, ary tsy tao an-tsainy
va? 22 Ka dia tsy nahalefitra in-
tsony Jehovah noho ny faharatsian'
ny nataonareo sy noho ny fahave-
tavetana izay nataonareo; koa izany
no nanaovana ny taninareo ho lao
sy ho figagana ary ho fanozonana,
ka tsy misy mponina, tahaka ny
amin' izao anio izao. 23 Noho ny
nandoroanareo ditin-kazo manitra
sy ny nanotanareo taminy Jehovah,
fa tsy nihaino ny feony Jehovah,
na nandeha araka ny lalàny sy ny
didiny ary ny teny vavolombelony
hianareo, dia izany no nahatonga
izao loza izao taminareo tahaka ny
amin' izao anio izao.

24 Ary hoy koa Jeremia tamy ny

[1] *Na:* ho enti-mivavaka aminy.

olona rehetra sy tamy ny vehivavy
rehetra : Mihainoa ny teniny Jeho-
vah, ry Joda rehetra, izay atỳ amy
ny tany Egypta : 25 Izao no lazainy
Jehovah, Tompon' ny maro, Andria-
manitry ny Isiraely : Hianareo sy
ny vadinareo samy niteny tamy ny
vavanareo sady nanatanteraka tamy
ny tànanareo ka nanao hoe : Hanefa
tokoa izay efa nivoadianay izahay
ka handoro ditin-kazo manitra ho
any ny mpanjakavavin' ny lanitra
sy hanidina fanatitra aidina ho azy ;
eny, hefainareo tokoa ny voadinareo
sady hataonareo tanteraka.
26 Koa henoinareo ny teniny Je-
hovah, ry Joda rehetra, izay monina
atỳ amy ny tany Egypta : Indro
Aho efa nianiana tamy ny anarako
lehibe, hoy Jehovah, fa tsy hoto-
nonin' ny vavan' ny lehilahy amy
ny Joda eran' ny tany Egypta in-
tsony ny anarako hanao hoe : Raha
velona koa Jehovah Tompo. 27
Indro, miambina anareo Aho haha-
tonga loza, fa tsy soa ; ary ny lehi-
lahy rehetra amy ny Joda, izay atỳ
amy ny tany Egypta, dia ho ringan'
ny sabatra sy ny mosary mandra-
pahalany ritrany. 28 Ary izay afa-
mandositra ny sabatra dia ho tafa-
verina avy atỳ amy ny tany Egypta
ho any amy ny tanin' ny Joda,—
ho vitsy foana anefa ireny ; ary ny
sisa amy ny Joda rehetra izay man-
kany amy ny tany Egypta hivahiny
any dia hahafantatra izay ho to
teny, na ho Izaho na ho izy.
29 Ary izao no famantarana ho
anareo, hoy Jehovah, fa hovaliako
eto amin' ity tany ity hianareo, mba
hahafantaranareo fa to tokoa ny
teniko hahatonga loza aminareo :
30 Izao no lazainy Jehovah : Indro,
Farao-hofra, mpanjakany Egypta,
hatolotro eo an-tànan' ny fahavalony
sy eo an-tànan' izay mitady ny ainy,
toy ny efa nanolorako any Zedekia,
mpanjakan' ny Joda, ho eo an-tànany
Nebokadnezara, mpanjakany Baby-
lona, izay fahavalony nitady ny
ainy.

*Teny nasain' Andriamanitra nola-
zainy Jeremia taminy Baroka.*

XLV. NY teny izay nataony Jere-
mia mpaminany taminy
Baroka, zanaky Neria, fony izy na-
noratra ireto teny ireto tamy ny
taratasy avy tamy ny vavany Jere-
mia tamy ny taona fahefatra nanja-
kany Joiakima, zanaky Josia, mpan-
jakan' ny Joda, hoe :
2 Izao no lazainy Jehovah, An-
driamanitry ny Isiraely, ny aminao,
ry Baroka : 3 Hoy hianao : Idiran-
doza aho ity ! fa nampiany Jehovah
alahelo ny fanaintainako ; efa sasa-
tra ny misento aho ka tsy mahita
fitsaharana. 4 Lazao aminy hoe :
Izao no lazainy Jehovah : Indro,
horavako izay efa naoriko, ary hon-
gotako izay efa namboleko, dia izao
tany rehetra izao. 5 Mitady zavatra
lehibe ho anao va hianao ? aza mitady
izany ! fa, indro, hahatonga loza ho
amy ny nofo rehetra Aho, hoy Je-
hovah ; fa raha ny ainao dia homeko
anao ho babonao hiany any amin'
izay rehetra halehanao.

---

XLVI. NY teniny Jehovah izay
tonga taminy Jeremia
mpaminany ny amy ny jentilisa.

*Faminaniana ny aminy Egypta.*

2 Ny aminy Egypta. Ny amy
ny miaramilany Farao-neko, mpan-
jakany Egypta, izay teny amoron'
ny ony Eofrata, tany Karkemisy,
dia ilay resiny Nebokadnezara,
mpanjakany Babylona, tamy ny
taona fahefatra nanjakany Joia-
kima, zanaky Josia, mpanjakan' ny
Joda :

3 Mitaova amy ny ampinga kely
sy ny ampinga lehibe,
Ka mandrosoa hiady.
4 Fehezo amy ny kalesy ny soa-
valy,
Ary itaingeno ny soavaly
fitaingina ;
Mijoroa tsara hianareo, ka

samia misatroka fiarovandoha,
Fotsio ny lefona,
Miakanjoa ny akanjo fiarovantena.
5 Indrisy ny ahitako azy! raikitahotra sy miamboho izy,
Ary ny maheriny aza dia efa ripaka,
Sady miezaka mandositra izy ka tsy miherika akory;
Fa misy fampangorohoroana manodidina, hoy Jehovah.
6 Tsy ho afa-mandositra ny haingan-tongotra,
Na ho afaka ny mahery;
Any avaratra eo amoron' ny ony Eofrata
No hahatafintohina sy hahalavo azy.

7 Iza moa izato mizotra tahaka any Neily,
Ary ny onjany misamboaravoara toy ny renirano?
8 Egypta mizotra tahaka any Neily,
Ary ny onjany misamboaravoara toy ny renirano;
Ary hoy izy: Hizotra aho ka hanafotra ny tany;
Haringako ny tanàna sy ny mponina ao aminy.
9 Miakara, hianareo soavaly, ary miriota toy ny adala, hianareo kalesy;
Ary aoka hivoaka ny lehilahy mahery,
Dia ny Etiopiana sy ny Libyana,[1] izay mitana ampinga,
Ary ny Lydiana,[2] izay mitana sy manenjana tsipìka.
10 Fa izao andro izao dia any Jehovah, Tompon' ny maro,
Ho andro famaliana hamaliany ny fahavalony;
Ary ny sabatra hihinana ka ho voky
Sy ho mamon' ny ran' ireo;
Fa ny Tompo, dia Jehovah, Tompon' ny maro, no mamono zavatra hatao fanatitra
Any amy ny tany avaratra ao amoron' ny ony Eofrata.
11 Miakara any Gileada, ka makà balsama,
Ry Egypta zanakavavy virijina;
Foana ny nanaovanao fanafody maro,
Fa tsy manana plasitera hapetaka amy ny ferinao hianao.
12 Efa ren' ny firenena ny henatrao,
Ary ny fiantsoantsoanao nanenika ny tany;
Fa mifandona ny samy mahery,
Ka miara-davo izy roa tonta.

13 Ny teny izay nolazainy Jehovah taminy Jeremia mpaminany ny amy ny hihaviany Nebokadnezara, mpanjakany Babylona, hamely ny tany Egypta.
14 Ambaraonareo any Egypta, ary torio any Migdola,
Eny, torio any Memfisa[3] sy Tapanesa,
Ka ataovy hoe: Mijoroa tsara hianao, ka miomàna;
Fa mandringana manodidina anao ny sabatra.
15 Nahoana no voapaoka ny maherinao?
Tsy nahafahatra izy, satria Jehovah no nandroaka azy.
16 Efa nahatafintohina ny maro Izy,
Ka lavo mifanindry ireo;
Dia hoy ireo: Mitsangàna, ka andeha isika hiverina ho any amy ny firenentsika
Sy ho any amy ny tany nahaterahantsika
Ho afaka amy ny sabatra mandoza.
17 Nitaraina tany izy hoe:
Tabataba foana Farao, mpanjakany Egypta,

[1] *Heb.* Pota. [2] *Heb.* Loda. [3] *Heb.* Nofa.

Efa nandiso ny fotoana izy.
18 Raha velona koa Aho, hoy ny Mpanjaka,
Jehovah, Tompon' ny maro, no anarany:
Tahaka any Tabara amy ny tendrombohitra,
Sy tahaka any Karmela ao amoron-dranomasina, dia ho tahaka izany no hihaviany.
19 Ry Egypta zanakavavy mponina,
Mifeheza entana ho entinao any amy ny fahababoana;
Fa ho tonga tany lao Memfisa,[1]
Eny, hodorana izy, ka tsy hisy mponina.

20 Egypta dia tahaka ny ombivavy kely tsara tarehy dia tsara tarehy;
Fa injay! tamy, eny, tamy ny fihitra avy any avaratra!
21 Na dia ny olona karamaina ao aminy aza, izay tahaka ny ombilahy kely mifahy,
Ireny koa dia mihodina ka samy mandositra avokoa;
Tsy mahajanona izy,
Fa efa tonga aminy ny andro hahitany loza,
Dia ny andro hamaliana azy.
22 Ny feony dia toy ny fikasaotsaoky ny menarana mandeha;
Fa mandeha hitondra miaramila izy
Ka avy hamely azy amy ny famaky
Toy ny mpikapa hazo.
23 Kapainy ny alany, hoy Jehovah,
Satria efa nikirindro loatra;
Fa maro noho ny valala izy
Ka tsy tambo isaina.
24 Ho afa-baraka Egypta zanakavavy,
Hatolotra eo an-tànan' ny olona any avaratra izy.
25 Ary hoy Jehovah, Tompon' ny maro, Andriamanitry ny Isiraely:
Indro, hovaliako Amona avy any Nô
Ary Farao sy Egypta
Mbamy ny andriamaniny sy ny mpanjakany,
Dia Farao sy izay rehetra matoky azy;
26 Ary hatolotro eo an-tànan' izay mitady ny ainy izy,
Dia eo an-tànany Nebokadnezara, mpanjakany Babylona,
Sy eo an-tànan' ny mpanompony;
Ary aorian' izany, dia handry fahizay[2] toy ny tamy ny andro fahiny hiany izy, hoy Jehovah.

27 Fa aza matahotra hianao ry Jakoba mpanompoko,
Ary aza mivadi-po, ry Isiraely;
Fa, indro, hovonjeko avy any amy ny lavitra hianao,
Ary ny taranakao avy any amy ny tany nahababo azy;
Dia hiverina Jakoba ka hiadana,
Eny, handry fahizay izy, ka tsy hisy hanaitaitra azy.
28 Aza matahotra hianao, ry Jakoba mpanompoko, hoy Jehovah,
Fa momba anao Aho;
Fa na dia levoniko aza ny firenena rehetra izay nandroahako anao,
Hianao tsy mba holevoniko,
Nefa kosa mba hanariko araka ny antonony hiany hianao,
Fa tsy dia havelako fotsiny.

*Faminaniana ny amy ny Filistina.*

XLVII. NY teniny Jehovah izay tonga taminy Jeremia mpaminany ny amy ny Filis-

[1] *Heb.* Nofa.

[2] *Na:* honenana indray.

tina, fony Farao tsy mbola namely any Gaza.
2 Izao no lazainy Jehovah:
Indro, misy rano mizotra avy any avaratra
Ka ho tonga ony maria
Manafotra ny tany mbamin' izay rehetra ao aminy,
Dia ny tanàna mbamin' izay monina ao aminy;
Ka dia hitaraina ny olona,
Ary hidradradradra ny mponina rehetra amy ny tany.
3 Noho ny fikatrokatroky ny kitron' ny soavaliny matanjaka
Sy ny fikorodondrodon' ny kalesiny
Ary ny fikotrokotroky ny kodiany
Ny ray dia tsy miherika ny zanany, fa efa miraviravy tànana,
4 Noho ny hihavian' ny andro handravana ny Filistina rehetra
Sy handringanana izay sisa rehetra amy ny mpamonjy any Tyro sy Sidona;
Fa horavany Jehovah ny Filistina,
Dia ny sisa avy any amy ny nosy Kaftora.
5 Voaharatra Gaza,
Ringana [1] Askelona mbamy ny sisa amy ny lohasahany;
Mandra-pahoviana no mbola hitetika ny tenanao hianao?
6 Indrisy, ry sabatry Jehovah!
Mandra-pahoviana no tsy hitsaharanao?
Midira ao amy ny tranonao hiany;
Mitsahara, ka mijanòna.
7 Hataony [2] ahoana no fitsahatra?
Fa Jehovah no nandidy azy,
Eny, hamely any Askelona mbamy ny eny amorondranomasina
No efa nanendreny azy.

*Faminaniana ny aminy Moaba.*

XLVIII. NY aminy Moaba.
Izao no lazainy Jehovah, Tompon' ny maro, Andriamanitry ny Isiraely:
Nidiran-doza Nebo, fa rava!
Mangaihay Kiriataima, fa afaka;
Mangaihay Misgaba [3] sady raiki-tahotra.
2 Tsy misy ho reharehany Moaba intsony;
Tao Hesbona no niheverany hampidi-doza aminy hoe:
Andeha horavantsika tsy ho firenena izy.
Ho ringana koa hianao, ry Madmena,
Hanenjika anao ny sabatra.
3 Injay! misy feo fitarainana ao Horonaima hoe:
Fandravana sy fandringanana be!
4 Rava Moaba,
Ny madinika ao dia mamoaka fitarainana.
5 Fa miakatra mitomany lalandava eny amy ny fiakarana Lohita izy;
Ary amy ny fidinana mankany Horonaima no andrenesana fitarainana mafy noho ny fandringanana.
6 Mandosira, vonjeo ny ainareo,
Ary aoka ho tahaka ny olona mahantra [4] any an-efitra hianareo.
7 Fa noho ny nitokianao tamy ny asanao sy ny rakitrao
Dia ho voasambotra koa hianao;
Ary Kemosy ho lasan-ko babo,
Dia ny mpisorony sy ny mpanapaka rehetra.
8 Ary ny mpandringana ho

[1] *Na:* Mangina. [2] *Heb.* Hataonao. [3] *Na:* ny fiarovana avo. [4] *Na:* ny anjavidy.

tonga ao amy ny tanàna rehetra,
Ka tsy hisy tanàna tsy ho afaka;
Ny lohasaha koa ho simba,
Ary ny tany lemaka ho rava,
Araka izay nolazainy Jehovah.
9 Omeo elatra Moaba,
Fa hanidina izy ka ho lasa;
Ary ho lao ny tanànany,
Ka tsy hisy mponina.
10 Ho voaozona anie izay manao tsirambina foana ny asa asainy Jehovah atao!
Eny, ho voaozona anie izay mihazona ny sabany tsy handatsa-dra!

11 Moaba nandry fahizay hatry ny fony izy mbola kely
Ka niotrika tao amy ny faikany,
Fa tsy naidina nafindrafindra siny,
Ary tsy mbola lasan-ko babo izy;
Koa izany no aharetan' ny tsirony ao aminy
Sy tsy iovan' ny fofony.
12 Koa, indro, avy ny andro hanirahako mpanohoka ho any aminy, hoy Jehovah,
Izay hanohoka azy ka hahafoana ny fitoeran-divainy
Sady hanorotoro ny sininy.
13 Ary Moaba ho menatra noho ny aminy Kemosy
Toy ny nahamenaran' ny taranaky Isiraely noho ny aminy Betela tokiny.
14 Ahoana no anaovanareo hoe:
Lehilahy matanjaka sady mahery an-ady izahay?
15 Rava Moaba,
Fa ny tanànany dia efa nanihina,[1]
Ary ny zatovony voafantina efa nidina ho any amy ny famonoana,
Hoy ny Mpanjaka,—Jehovah,
Tompon' ny maro, no anarany.
16 Efa antomotra ny loza hanjo any Moaba,
Ary mimaona ny fahoriany.
17 Mitomania azy, hianareo rehetra izay manodidina azy
Sy hianareo rehetra izay mahalala ny anarany!
Eny, manaova hoe: Indrisy! tapaka ny tehina mafy sy ny tsorakazo tsara tarehy!
18 Ry Dibona, zanakavavy mponina,
Midìna miala amy ny voninahitrao, ka mitoera ao amy ny tany mangentana,
Fa ilay mandringana any Moaba dia miakatra mamely anao
Sady mandrava ny fiarovanao.
19 Ry mponina any Aroera,
Mijanòna eny an-dàlambe, ka mitazàna,
Ary izay mandositra, na lehilahy na vehivavy, dia anontanio hoe:
Nozoin' inona hianareo?

20 Afa-baraka Moaba, eny, raiki-tahotra izy;
Midradradradrà sy mitaraina,
Ka ambaraonareo ao Arnona
Fa rava Moaba.
21 Ary ny fitsarana dia miakatra ao amy ny tany lemaka,
Dia ao Holona sy Jahaza sy Mefata
22 Sy Dibona sy Nebo sy Betidiblataima
23 Sy Kiriataima sy Beti-gamola sy Beti-meona
24 Sy Keriota ary Bozra,
Eny, ny tanànany Moaba rehetra, na ny lavitra na ny akaiky.
25 Voakapa ny tandroky Moaba,
Ary tapaka koa ny sandriny, hoy Jehovah.

[1] *Na:* efa levon-ko setroka.

26 Ataovy leony izy,
Fa niavonavona taminy Jehovah;
Moaba hihosinkosina amy ny loany
Sady mba ho tonga fihomehezana kosa.
27 Fa tsy efa nataonao ho fihomehezana va ny Isiraely?
Moa hita fa naman' ny mpangalatra va izy,
No dia mihifikifika hianao isaky ny milaza azy?
28 Ry mponina any Moaba! ilaozy ny tanàna, ka mitoera ao amy ny harambato,
Ary aoka ho tahaka ny voromailala
Izay manao ny akaniny erỳ am-pitan' ny hantsana hianao.

29 Efa renay ny fiavonavonany Moaba —fatra-piavonavona loatra izy—
Dia ny fireharehany sy ny fiavonavonany sy ny fiaingitrainginy ary ny avonavon' ny fony.
30 Izaho mahalala ny fihoa-bavany sy ny fibedibediny foana, hoy Jehovah;
Tsinontsinona ny ataony.

31 Koa hidradradradra noho ny aminy Moaba aho;
Eny, hitomany noho ny aminy Moaba rehetra aho,
Ary hitsetra noho ny amy ny mponina ao Kira-haresa ny olona.
32 Mihoatra noho ny fitomaniany[1] Jazera no hitomaniako anao, ry voaloboky Sibma,
Tafita ny ranomasina ny rantsanao
Ary tonga hatrany amy ny ranomasiny Jazera;
Ny mpandripaka dia tonga handripaka ny voankazonao masaka fahavaratra sy ny voalobokao.
33 Ary ny hafaliana sy ny faharavoravoana nesorina tamy ny saha nahavokatra
Sy tamy ny tany Moaba;
Ary nataoko tankina ny divay tamy ny vata fanantazana ranom-boaloboka,
Tsy hisy hihoby amy ny fanitsakitsahana;
Ny fihobiana dia tsy fihobiana akory.
34 Ny fitarainany Hesbona dia re hatrany Elale sy Jahaza,
Hatrany Zoara ka hatrany Horonaima *sy* Eglata-selisia;[2]
Fa na dia ny ranony Nimrima aza dia ho ritra koa.
35 Ary hatsahatro ao Moaba koa
Izay miakatra hanatitra amy ny fitoerana avo
Sy izay mandoro ditin-kazo manitra ho any ny andriamaniny, hoy Jehovah.
36 Ary noho izany ny foko dia mitomany manao feon-tsodina noho ny aminy Moaba,
Ary ny foko mitomany manao feon-tsodina noho ny amy ny mponina ao Kira-haresa,
Eny, noho izany dia levona ny harena be izay noharìny.
37 Fa mibory ny loha rehetra,
Ary voaharatra ny somotra rehetra,
Misy tetika amy ny tànana rehetra
Sy lamba fisaonana amy ny valahana.
38 Eny, amy ny tampon-trano rehetra any Moaba
Sy eny an-kalalahana dia misy fisaonana avokoa;
Satria torotoroiko toy ny fanaka tsy mahafinaritra intsony Moaba, hoy Jehovah.

---

[1] *Na:* ny fitomaniana any.

[2] *Na:* ilay ombivavy kely telo taona.

39 Indrisy! raiki-tahotra izy! Midradradradrà!
Indrisy! efa miamboho Moaba, mangaihay izy,
Ka dia tonga fihomehezana sy fampitahorana ho an' izay rehetra manodidina azy.

40 Fa izao no lazainy Jehovah:
Indro, hanidina toy ny voromahery izy
Ka hamelatra ny elany hipaoka any Moaba.
41 Afaka ny tanàna,[1]
Ka azo ny batery fiarovana,
Ary amin' izany andro izany ny fon' ny lehilahy maheriny Moaba
Dia ho tahaka ny fon' ny vehivavy mihetsi-jaza.
42 Ary horavana tsy ho firenena intsony Moaba,
Satria niavonavona taminy Jehovah izy.
43 Tahotra sy lavaka ary fandrika no mahazo anao,
Ry mponina any Moaba, hoy Jehovah.
44 Izay mandositra ny tahotra dia ho latsaka any an-davaka;
Ary izay miakatra avy any an-davaka dia ho voan' ny fandrika;
Fa hataoko tonga aminy Moaba
Ny taona hamaliana azy, hoy Jehovah.
45 Ao amy ny alokaloky Hesbona no ijanonan' ny mpandositra, satria lany hery ireny;
Kanjo misy afo mivoaka avy any Hesbona,
Ary lelafo avy any Sihona,
Ka mandevona ny sisiny[2] Moaba
Sy ny tampon-dohan' ny mpitabataba.
46 Idiran-doza hianao, ry Moaba!
Ringana ny olony Kemosy!
Fa ho babo ny zanakao-lahy, ary ho sambotra ny zanakao-vavy.
47 Nefa mbola hampodiko avy amy ny fahababoana hiany Moaba any am-parany, hoy Jehovah.

---

Hatreto ny amy ny fitsarana any Moaba.

*Faminaniana ny aminy Amona.*

XLIX. NY amy ny taranaky Amona.
Izao no lazainy Jehovah:
Moa tsy manan-janakalahy va Isiraely?
Ary tsy manan-kandova va izy?
Koa nahoana Gada no lasan' ny mpanjakany,[3]
Ary ny vahoakany monina ao amy ny tanànany?
2 Koa, indro, avy ny andro, hoy Jehovah,
Izay hampandrenesako akoran' ady amy ny famelezana any Raban' ny taranaky Amona,
Ary ho tanànaolo rava izy,
Ary ny zana-bohiny hodorana amy ny afo;
Ary ny Isiraely hahalasa ny an' izay nahalasa azy hoy Jehovah.
3 Midradradradrà, ry Hesbona, fa rava Ay!
Mitaraina, hianareo zanakavaviny Raba!
Misikìna lamba fisaonana hianareo;
Manaova fisaonana, ary mivoivoiza eo anaty fefy;
Fa lasan-ko babo ny mpanjakany.[3]
Dia ny mpisorony sy ireo mpanapaka azy.
4 Nahoana no ny lohasaha no ataonao ho reharehanao, dia

---

[1] *Na:* Keriota. [2] *Na:* sisim-bolom-bavany. [3] *Na:* Malkama.

ny lohasahanao mahavokatra be,
Ry zanakavavy mpiodina,
Izay mitoky amy ny rakiny ka manao hoe:
Iza moa no ho afa-miakatra atỳ amiko?
5 Indro Aho hahatonga tahotra aminao avy amin' izay rehetra manodidina anao,
Hoy Jehovah, Tompon' ny maro;
Ary horoahina samy hizotra amin' izay hitsiny avy hianareo rehetra,
Sady tsy hisy hamory izay mandositra.
6 Ary rehefa afaka izany, dia hampodiko hiany avy amy ny fahababoana ny taranaky Amona, hoy Jehovah.

*Faminaniana ny aminy Edoma.*

7 NY aminy Edoma.
Izao no lazainy Jehovah, Tompon' ny maro:
Tsy misy fahendrena intsony va ao Temana?
Very saina va ny olon-kendry?
Lany va ny fahendreny?
8 Mandosira, miambohoa hianareo,
Mamitsaha ao amy ny lalina, ry mponina any Dedana,
Fa ny loza ho any Esao dia nataoko nihatra taminy,
Dia ny andro hamaliako azy.
9 Raha tonga ao aminao ny mpioty voaloboka,
Dia tsy hamela voaloboka sisa hotsimponina akory izy;
Raha avy alina ny mpangalatra,
Dia handrava mandra-pahafapony izy.
10 Izaho dia nampitanjaka any Esao,
Ary naharihariko ny fiereny,
Ka tsy mahazo miery izy;
Ringana ny zanany
Sy ny rahalahiny ary ny namany,
Ka tsy ao intsony ireny.
11 Ilaozy ny zanakao ho kamboty, fa Izaho no hamelona azy,
Ary aoka Izaho no hitokian' ny vadinao mpitondratena.

12 Fa izao no lazainy Jehovah:
Indro, fa na dia izay tsy tokony hisotro amy ny kapoaka aza dia hisotro tokoa,
Ka moa ho afa-potsiny va hianao?
Tsy ho afa-potsiny hianao, fa tsy maintsy hisotro tokoa.
13 Fa ny tenako no nianianako, hoy Jehovah,
Fa ho tonga figagana Bozra
Sy ho fandatsa sy ho rava ary ho fanozonana,
Ary ny tanànany rehetra ho lao mandrakizay.
14 Fa efa nahare filazana avy taminy Jehovah aho,
Ary nisy iraka nalefa ho any amy ny jentilisa hanao hoe:
Mivoria hianareo, ka mankanesa hamely azy,
Ary mitsangàna hanafika.
15 Fa, indro, hataoko tsinontsinona eo amy ny firenena hianao
Sy fanazimbazimba eo amy ny olona.
16 Ry ilay monina ao an-tsefatsefaky ny harambato,
Izay mifikitra amy ny tampon' ny havoana,
Ny fahatahorana anao sy ny avonavon' ny fonao no namitaka anao;
Fa na dia ataonao eny amy ny avo tahaka ny any ny voromahery aza ny akaninao,
Dia havariko avy eny hianao, hoy Jehovah.
17 Ary ho figagana Edoma:
Izay rehetra mandalo azy dia ho gaga ka hisitrisitra

Noho ny loza rehetra efa namelezana azy.
18 Ary toy ny nandravana any Sodoma sy Gomora
Mbamy ny tanàna teny akaikiny, hoy Jehovah,
No tsy hisian' olona honina any,
Na zanak' olombelona hivahiny any.

19 Indro, toy ny fiakatry ny liona avy any amy ny kirihitrala eny amorony[1] Jordana
No hiakarany ho any amy ny misy ahitra mateza;[2]
Fa hampandosiriko tampoka *Edoma* hiala ao,
Ary izay olona iray voafidy no hotendreko hanapaka azy.
Fa iza no tahaka Ahy, ary iza no hifandahatra amiko,
Ary iza moa no mpiandry ondry mahajanona eo anatrehako?
20 Koa henoy ny saina avy aminy Jehovah,
Izay nosaininy hamelezana any Edoma,
Sy ny heviny izay noheveriny hamelezana ny mponina ao Temana:
Hoviraviraina tokoa ireny, dia ny kely indrindra amy ny ondry;
Ho gaga azy tokoa ny saha fiandrasana azy.
21 Tamy ny fiezinezin' ny fianjerany dia nihorohoro ny tany;
Ny feon' ny fitarainany dia re hatrany amy ny Ranomasina Mena.
22 Indro, hanidina hiakatra toy ny voromahery izy
Ka hamelatra ny elany eny amboniny Bozra;
Ary amin' izany andro izany ny fon' ny lehilahy maheriny Edoma
Dia ho tahaka ny fon' ny vehivavy mihetsi-jaza.

*Faminaniana ny aminy Damaskosy.*

23 NY aminy Damaskosy.
Very hevitra Hamata sy Arpada,
Fa nandre filazan-doza izy ka kivy;
Misamboaravoara ny ranomasina ka tsy mety tafatoetra.[3]
24 Efa ketraka Damaskosy
Ka mihodina handositra,
Fa tora-kovitra izy;
Ary azon' ny faharariana sy ny fanaintainana,
Toy ny vehivavy raha miteraka.
25 Nahoana re no tsy nilaozana ny tanàna malaza,[4]
Tanàna fifaliako!
26 Ka dia hiampatrampatra eny an-kalalahana ny zatovony,
Ary ny miaramila rehetra ho ringana avokoa amin' izany andro izany,
Hoy Jehovah, Tompon' ny maro.
27 Ary hisy afo hampirehetiko ao anatin' ny màndany Damaskosy,
Handevona ny lapany Benihadada.

*Faminaniana ny aminy Kedara sy Hazora.*

28 NY aminy Kedara sy ny fanjakany Hazora, izay resiny Nebokadnezara, mpanjakany Babylona.
Izao no lazainy Jehovah:
Mitsangàna hianareo, ka miakara hamely any Kedara,
Ary aringano ny zanaky ny atsinanana.

---

[1] *Heb.* ny reharehany. [2] *Na:* fonenany mafy. [3] *Na:* Misy fanahiana hatrany an-dranomasina aza; tsy mahita fiononana ny olona. [4] *Na:* Indrisy! efa lao ny tanàna malaza.

29 Halainy ny lainy sy ny ondry aman-osiny,
Ho entiny ny ambain-dainy mbamy ny fanaka rehetra sy ny ramevany,
Sady hiantsoantso hilaza aminy hoe izy:
Misy fampangorohoroana manodidina!
30 Mandosira, ka mandehana lavitra!
Mamitsaha ao amy ny lalina, ry mponina any Hazora! hoy Jehovah;
Fa Nebokadnezara, mpanjakany Babylona, nanao saina hamelezany anareo
Sy namoron-kevitra hamelezany anareo.[1]
31 Mitsangàna, iakaro ny firenena miadana izay tsy manana ahiahy, hoy Jehovah,
Dia izay tsy misy vavahady mirindrina na mihidy
Sady mitoka-monina.
32 Ho babo ny ramevany,
Ary horobaina ny omby aman-ondriny betsaka,
Haeliko ho any amy ny rivotra rehetra ireo voahety sisimbolo;
Ary ho entiko avy amy ny manodidina rehetra ny loza hanjo azy, hoy Jehovah,
33 Ary Hazora dia ho fonenan' ny amboadia [2]
So ho tany lao mandrakizay;
Tsy hisy olona honina any,
Na zanak' olombelona hivahiny any.

*Faminaniana ny aminy Elama.*

34 NY teniny Jehovah izay tonga taminy Jeremia mpaminany ny aminy Elama tamy ny niandohan' ny nanjakany Zedekia, mpanjakan' ny Joda, hoe:
35 Izao no lazainy Jehovah, Tompon' ny maro:
Indro, hotapatapahiko ny tsipìkany Elama,
Izay fototry ny heriny.
36 Ary hitondra rivotra efatra avy amy ny lafiny efatry ny lanitra Aho
Hamelezana any Elama,
Ary haeliko ho amin' izany rivotra rehetra izany izy,
Ka tsy hisy firenena izay tsy halehan' ny voaroaka avy any Elama.
37 Fa hampivadi-po any Elama eo anoloan' ny fahavalony
Sy eo anoloan' izay mitady ny ainy Aho
Ka hahatonga loza aminy,
Dia ny firehetan' ny fahatezerako, hoy Jehovah;
Ary hampanenjehiko azy ny sabatra
Mandra-pandaniko azy;
38 Dia hapetrako ao Elama ny seza fiandrianako,
Ary hofongorako tsy hisy intsony any na ny mpanjaka na ny mpanapaka, hoy Jehovah.
39 Nefa any am-parany
Dia mbola hampodiko avy amy ny fahababoany hiany Elama, hoy Jehovah.

*Faminaniana ny aminy Babylona.*

L. IZAO no teny nampilazainy Jehovah any Jeremia mpaminany ny aminy Babylona, dia ny tanin' ny Kaldeana.

2 Ambaraonareo, eny, torio any amy ny firenena,
Ary manangàna faneva,—
Torio, fa aza afenina,
Ataovy hoe: Afaka Babylona!
Mangaihay Bela, raiki-tahotra Merodaka!
Eny, mangaihay ny sampiny,
Raiki-tahotra ny sarin-javatra!

[1] *Heb.* azy. [2] *Na:* jakala.

3 Fa misy firenena avy any avaratra miakatra hamely azy
Ka hahatonga ny taniny ho lao tsy hisy mponina intsony;
Fa na ny olona na ny biby dia samy handositra ka ho lasa avokoa.
4 Amin' izany andro izany sy amin' izany fotoana izany, hoy Jehovah, dia ho avy ny Zanak' Isiraely,
Dia izy mbamy ny taranaky Joda;
Eny, handeha izy sady hitomany eny am-pandehanana
Ka hitady any Jehovah Andriamaniny.
5 Hanontany ny làlana mankany Ziona izy
Sady hanatrika hankany ka hanao hoe:
Avia, ka maneke ho any Jehovah
Amy ny fanekena mandrakizay izay tsy hohadinoina.

6 Ondry very ny oloko,
Fa ny mpiandry azy nampirenireny azy,
Eny, nampirenireny azy teny an-tendrombohitra izy;
Nirenireny teny an-tendrombohitra sy teny an-kavoana ireny,
Ka hadinony ny tany fandriany.
7 Izay rehetra nahita azy dia nandringana azy,
Ary ny fahavalony nanao hoe: Tsy manan-keloka izahay,
Satria izy efa nanota taminy Jehovah, fonenan' ny fahamarinana,
Dia Jehovah, fanantenan' ny razany.
8 Mandosira hiala any Babylona,
Eny, mialà amy ny tanin' ny Kaldeana,
Ary aoka hianareo ho tahaka ny anankiray izay tari-dàlan' ny ondry aman-osy andiany.
9 Fa, indro, Izaho hampirisika sy hampiakatra firenena lehibe manao andiany avy any avaratra hamely any Babylona;
Ary hilahatra hamely azy ireo,
Ka avy ao no hanafahany azy;
Ny zana-tsipìkany ho tahaka ny lehilahy mahery sady mahay,
Izay tsy miverina foana.
10 Ary Kaldea ho voababo;
Izay rehetra mamabo azy dia ho afa-po, hoy Jehovah.
11 Satria mifaly sy miravoravo hianareo,
Ry mpamabo ny lovako,
Eny, mifalihavanja toy ny ombivavy kely mively vary[1] hianareo
Sady maneno toy ny soavaly matanjaka,
12 Dia ho menatra indrindra ny reninareo,
Hangaihay ilay niteraka anareo;
Indro, ny faran' ny firenena,—
Efitra sy tany karankaina ary tani-hay!
13 Noho ny fahatezerany Jehovah
Dia tsy honenana Babylona,
Fa ho tonga tany lao avokoa;
Izay rehetra mandalo azy dia ho gaga
Ka hisitrisitra noho ny loza rehetra namelezana azy.

14 Milahara manodidina hamely any Babylona,
Hianareo rehetra izay manenjana tsipìka;
Asio izy, fa aza tsitsina ny zana-tsipìka,

[1] *Na:* ombivavy kely eny amy ny ahitra.

Fa taminy Jehovah no nanotany.
15 Akoray manodidina izy!
Fa efa nikoy;
Nirodana ny bateriny,
Rava ny màndany;
Fa famaliany Jehovah izany.
Valio izy,
Eny, toy ny efa nataony no mba ataovinareo aminy kosa.
16 Aringano tsy ho any Babylona ny mpamafy
Sy izay mitana fijinjana amy ny fararano;
Fa noho ny sabatra mandoza dia samy hihodina ho any amy ny fireneny avy izy,
Ary samy handositra ho any amy ny taniny avy.

17 Ondry iray voavily ny Isiraely,
Liona no nanenjika azy;
Voalohany dia ny mpanjakany Asyria no nandany azy,
Ary farany dia ity Nebokadnezara, mpanjakany Babylona, ity no nanapatapaka[1] ny taolany.
18 Koa izao no lazainy Jehovah, Tompon' ny maro, Andriamanitry ny Isiraely:
Indro, hovaliako ny mpanjakany Babylona sy ny taniny
Toy ny efa namaliako ny mpanjakany Asyria.
19 Ary hampodiko ho any amy ny saha fiandrasana azy indray ny Isiraely,
Ka hihinana ao Karmela sy Basana izy;
Ary any an-tany havoany Efraima sy Gileada no hahavoky azy.
20 Amin' izany andro izany sy amin' izany fotoana izany, hoy Jehovah,
Dia hotadiavina izay heloky ny Isiraely, fa tsy hisy;
Ary izay fahotan' ny Joda, fa tsy ho hita;
Satria havelako ny helok' izay sisa narovako.

21 Iakaro Ibefikomiana[2]
Sy ny mponina ao Ampamaliana;[2]
Ravao sy aringano[3] manarakaraka azy, hoy Jehovah,
Ary manaova araka izay rehetra nandidiako anao.
22 Misy tabataban' ady amy ny tany
Sy fandringanana be.
23 Indrisy! tapaka sy torotoro ilay fampohazan' ny tany rehetra;
Indrisy! Babylona efa tonga figagana any amy ny firenena.
24 Nofandrihako hianao, ry Babylona, ka voa,
Nefa tsy fantatrao akory;
Hita ka voasambotra koa hianao,
Satria nila ady taminy Jehovah.
25 Novohany Jehovah ny firaketany,
Ka navoakany ny fitaovan' ny fahatezerany;
Fa misy hataony Jehovah, Tompon' ny maro, any amy ny tanin' ny Kaldeana.
26 Avia avokoa hianareo rehetra hamely azy;
Vohay ny trano fitoeran-kanina,
Atobitobio toy ny antontambary,
Ka levòny[3] avokoa izay ao;
Fa aza avela hisy sisa ho azy.
27 Vonoy ireo ombilahy rehetra,
Ary aoka hidina ho any amy ny famonoana izy.
Mahita loza izy, fa tonga ny androny,
Dia ny fotoana hamaliana azy.

---

[1] *Na:* nikiky. [2] *Anarany Babylona io.* [3] *Heb.* ataovy herema.

28 Injany! misy feon' izay mandositra
Sy izay afaka avy any amy ny tany Babylona,
Hanambara ny famaliany Jehovah Andriamanitsika ao Ziona,
Dia ny famaliana noho ny tempoliny.
29 Antsoy ny mpandefa zanatsipìka [1] hamely any Babylona,
Dia ny mpanenjana ny tsipìka rehetra;
Mitobia manodidina hamely azy;
Aoka tsy hisy ho afaka izy;
Valio araka ny asany izy,
Eny, araka ny asa rehetra nataony no mba ataovy aminy kosa;
Fa niavonavona taminy Jehovah izy,
Dia tamy ny Iray Masin' ny Isiraely.
30 Koa hiampatrampatra eny ankalalahana ny zatovony,
Ary ho ringana ny miaramilany rehetra amin' izany andro izany, hoy Jehovah.

31 Indro, hiatrika aminao Aho, ry Ifiavonavonana,[2]
Hoy Jehovah, Tompon' ny maro;
Fa tonga ny andronao,
Dia ny fotoana hamaliako anao.
32 Ho tafintohina Ifiavonavonana,[2] dia ho lavo,
Ka tsy hisy hanarina azy;
Ary handrehitra afo ao antanànany Aho,
Ka handevona ny manodidina azy rehetra izany.

33 Izao no lazainy Jehovah, Tompon' ny maro:
Niara-nampahorina ny Zanak' Isiraely sy ny taranaky Joda;
Ary izay rehetra namabo azy dia mihazona azy mafy
Ka tsy mety mandefa azy.
34 Mahery ny Mpanavotra azy, Jehovah, Tompon' ny maro, no anarany;
Handahatra ny adiny tokoa Izy,
Mba hampiadana ny tany
Sy hampangovitra ny mponina any Babylona kosa.
35 Indro! hisy sabatra hamely ny Kaldeana
Mbamy ny mponina any Babylona
Sy ny mpanapaka azy ary ny olon-kendriny, hoy Jehovah.
36 Indro! hisy sabatra hamely ny mpibedibedy, ka ho very saina izy;
Indro! hisy sabatra hamely ny lehilahy maheriny, ka hivadi-po izy.
37 Indro! hisy sabatra hamely ny soavaliny sy ny kalesiny
Mbamy ny olona samihafa firenena rehetra ao aminy,
Ka ho tonga toy ny vehivavy ireny!
Indro! hisy sabatra hamely ny firaketany, ka horobaina izany.
38 Ny fihantonan' ny andro no mahatankina ny ranony;
Fa tany be sarin-javatra voasokitra izy,
Ary ny sampiny mahatahotra mahadala azy.
39 Koa ny bibi-dia any an-efitra sy ny kary [3]
Sy ny ostritsa no honina ao;
Tsy honenana intsony mandrakizay izy
Ary tsy hitoerana hatramy ny taranaka fara-mandimby.
40 Toy ny nandravan' Andriamanitra any Sodoma sy Gomora

[1] *Na:* ny mahery. [2] *Anarany Babylona io.* [3] *Heb.* jakala.

Mbamy ny tanàna eny akaikiny, hoy Jehovah,
No tsy hisian' olona honina any
Na zanak' olombelona hivahiny any.

41 Indro, misy firenena avy any avaratra,
Dia firenena lehibe sy mpanjaka maro no mitsangana avy any amy ny faran' ny tany.
42 Tsipìka sy lefona no entiny;
Lozabe sy tsy mamindra fo izy;
Ny feony dia mirohondrohona toy ny ranomasina,
Sady mitaingin-tsoavaly izy
Ary voaomana tahaka ny lehilahy ho amy ny ady,—
Hamely anao, ry Babylona zanakavavy.
43 Efa ren' ny mpanjakany Babylona ny lazany,
Ka miraviravy tànana izy;
Fahoriana no mahazo azy,
Eny, fanaintainana tahaka ny vehivavy raha miteraka.
44 Indro, toy ny fiakatry ny liona avy ao amy ny kirihitrala eny amorony [1] Jordana
No iakarany ho any amy ny misy ahitra mateza; [2]
Nefa hampandosiriko tampoka hiala ao aminy izy,
Ary izay olona anankiray voafidy no hotendreko hanapaka azy;
Fa iza no tahaka Ahy, ary iza no hifandahatra amiko?
Ary iza moa no mpiandry ondry mahajanona eo anatrehako?
45 Koa henoy ny saina avy aminy Jehovah,
Izay nosaininy hamelezana any Babylona,
Sy ny heviny izay noheveriny hamelezana ny tanin' ny Kaldeana:
Hoviraviraina tokoa ireny, dia ny kely indrindra amy ny ondry;
Ho gaga azy tokoa ny saha fiandrasana azy.
46 Noho ny antsoantso hoe: 'Efa afaka Babylona,' dia mihorohoro ny tany,
Ary ny fitarainana dia re any amy ny firenena.

LI. Izao no lazainy Jehovah:
Indro, hampirisihiko ny fanahin' ny mpandringana
Hamely any Babylona sy izay monina ao Leba-kamay.[3]
2 Ary haniraka olona hafa firenena ho any Babylona Aho,
Izay hikororoka azy ka hahafoana ny taniny;
Fa hamely azy manodidina amy ny andro fahoriana ireo.
3 Izay manenjana tsipìka
Mbamin' izay miandranandrana amy ny akanjo fiarovantenany,
Dia aoka samy hasian' izay manenjana tsipìka;
Aza tsitsinareo ny zatovony,
Aringano [4] avokoa ny miaramilany rehetra,
4 Mba hiampatrampatra any amy ny tanin' ny Kaldeana ny faty,
Ary izay voatrobaka dia hiampatrampatra any an-dàlambeny.
5 Fa Jehovah, Tompon' ny maro, Andriamanitry ny Isiraely sy ny Joda,
Dia tsy hahafoy azy ho mpitondratena,
Na dia henika ny fahotany amy ny Iray Masin' ny Isiraely aza ny taniny.

---

[1] *Heb.* ny reharehany. [2] *Na* fonenany mafy. [3] Leba-kamay = Kaldea.
[4] *Heb.* Ataovy herema.

6 Mandosira hiala any Babylona hianareo,
Ary samia mamonjy ny ainareo avy;
Aoka tsy ho voaringana noho ny fahotany hianareo;
Fa izao no andro famaliany Jehovah,
Izy no hamaly azy.
7 Babylona dia kapoaka volamena teny an-tànany Jehovah,
Izay nahamamo ny tany rehetra;
Ny divainy efa nisotroan' ny firenena,
Koa izany no nahavery saina ireny.
8 Tampoka no naharavany Babylona sy nahatorotoroany;
Idradradradrao izy;
Makà balsama hatao amy ny feriny maharary azy,
Fa angamba ho sitrana hiany izy.
9 Nitady hanasitrana any Babylona izahay, nefa tsy nety sitrana izy;
Afoizo izy, ka andeha isika samy handeha ho any amy ny tanintsika avy;
Fa mahatakatra ny lanitra ny helony
Ary mitehika amy ny rahona.
10 Nasehony Jehovah ny fahamarinantsika;
Andeha, ka aoka hotorintsika ao Ziona ny asany Jehovah Andriamanitsika.

11 Lambolamboy ny zana-tsipìka, tano ny ampinga;
Jehovah efa nampirisika ny fanahin' ny mpanjakan' ny Mediana;
Fa ny hamely any Babylona no nosaininy, mba handringanana azy;
Fa famaliany Jehovah izany,
Eny, famaliana noho ny tempoliny.
12 Manangàna faneva eo akaikin' ny màndany Babylona;
Ataovy mafy ny fiambenana;
Alatsaho ny mpiambina, alamino ny otrika;
Fa Jehovah sady efa nisaina no nahatanteraka
Izay nolazainy ny amy ny mponina any Babylona.
13 Hianao izay monina eny amoron' ny rano be
Sady be rakitra,
Tonga ny fiafaranao,
Ka tsy hisy intsony ny filanao harena.
14 Jehovah, Tompon' ny maro, nianiana tamy ny tenany hoe:
Hofenoiko olona maro toy ny valala tokoa hianao,
Ary ireny dia[1] hanakora hamely anao.—
15 Dia Ilay nanao ny tany tamy ny heriny
Sy nampiorina izao tontolo izao tamy ny fahendreny
Ary namelatra ny lanitra tamy ny fisainany.
16 Raha nampirohondrohona ny rano any an-danitra Izy,
Dia nampiakatra zavona avy tany amy ny faran' ny tany;
Manao ny helatra ho any ny ranonorana Izy
Sady mamoaka ny rivotra avy amy ny firaketany.
17 Efa ketrina avokoa ny olona rehetra ka tsy manam-pahalalana;
Menarina ny mpanefy volamena rehetra noho ny amy ny sarin-javatra voasokitra;
Fa fitaka ny sarin-javatra anidina,
Satria tsy misy aina ao aminy.
18 Zava-poana ireny, dia asa mahatsikaiky foana;

[1] *Na:* na dia hofenoiko olona maro toy ny valala aza hianao, dia ireny no.

Amy ny andro hamaliana azy
dia ho levona izy.
19 Tsy mba tahaka ireo ny Anjarany Jakoba,
Fa Mpamorona ny zavatra rehetra Izy;
Ary *ny Isiraely* no firenena lovany;
Jehovah, Tompon' ny maro, no anarany.

20 Langilangiko sy fiadiako hianao;
Fa hianao no ho entiko manorotoro firenena,
Ary hianao no ho entiko mandringana fanjakana,
21 Ary hianao no ho entiko manorotoro soavaly sy ny mpitaingina azy,
Ary hianao no ho entiko manorotoro ny kalesy sy ny mpitaingina azy;
22 Hianao koa no ho entiko manorotoro ny lehilahy sy ny vehivavy,
Ary hianao no ho entiko manorotoro ny antitra sy ny tanora,
Ary hianao no ho entiko manorotoro ny zatovo sy ny virijina;
23 Hianao koa no ho entiko manorotoro ny mpiandry ondry sy ny ondry andiany,
Ary hianao no ho entiko manorotoro ny mpiasa tany sy ny ombiny roa mizioga,
Ary hianao no ho entiko manorotoro ny governora sy ny lefiny.
24 Ary hampanodiaviko any Babylona sy ny mponina rehetra any Kaldea
Ny ratsy rehetra izay efa nataony tao Ziona teo imasonareo, hoy Jehovah.

25 Indro mamely anao Aho, ry tendrombohitra ahitandoza,
Izay mandringana ny tany rehetra, hoy Jehovah;
Ary hahinjitro ny tànako hamelezana anao,
Dia hakodiako hianjera amy ny harambato hianao
Ka hataoko tendrombohitra mirehitra.
26 Ary tsy mba hakana vato hatao fehizoro hianao,
Na hatao vato fanorenana;
Fa ho lao mandrakizay hianao, hoy Jehovah.

27 Manangàna faneva eny amy ny tany;
Mitsofa anjomara any amy ny firenena;
Manendre[1] firenena hamely azy;
Antsoy ny fanjakany Ararata sy Miny ary Askenaza hamely azy;
Asio mpifehy hamely azy;
Mampiakara soavaly toy ny valala volovoloina.[2]
28 Manendre[1] firenena sy ireo mpanjakan' ny Mediana hamely azy,
Ny governora sy ny lefiny rehetra
Ary ny tany rehetra anjakany.
29 Mihorohoro sy mangovitra ny tany;
Fa tanterahina aminy Babylona ny fikasany Jehovah rehetra,
Mba hahatonga ny tany Babylona ho lao tsy misy mponina.
30 Nitsahatra tamy ny ady ny lehilahy maheriny Babylona,
Nitoetra tao amy ny batery fiarovana izy,
Lany ny heriny;
Tonga toy ny vehivavy izy;
Nodorana ny fonenany,
Tapaka ny hidiny.
31 Mifamoivoy be ḥiany ny iraka mpihazakazaka, ary mifa-

[1] *Heb.* Manamasìna.

[2] *Na:* mahatsiravina.

moivoy be hiany ny mpitondra teny,
Mba hanambara amy ny mpanjakany Babylona
Fa afaka ny tanànany manontolo.
32 Ary efa azo ny fitana, ary nodorany tamy ny afo ny heniheny,
Sady tora-kovitra ny miaramila.

33 Fa izao no lazainy Jehovah, Tompon' ny maro, Andriamanitry ny Isiraely:
Babylona zanakavavy dia tahaka ny famoloana amy ny andro anosena azy;
Ary raha mbola tsy toy inona dia ho avy ny andro hijinjana azy.
34 Efa laniny Nebokadnezara, mpanjakany Babylona, izahay;
Naringany izahay;
Napetrany toy ny vata tsy misy entana izahay;
Nateliny toy ny fitelin' ny mamba izahay;
Nivokisan' ny kibony ny zavapiko,
Ka dia nandroaka ahy izy.
35 Aoka ny mponina ao Ziona hanao hoe:
Hanody any Babylona anie ny loza nanjo ahy sy ny nofoko!
Ary aoka Jerosalema hanao hoe:
Hanody ny mponina any Kaldea anie ny rako!

36 Koa izao no lazainy Jehovah:
Indro, hisolo vava anao amy ny adinao Aho
Sady hanao famaliana ho anao, ary horitiko ny ranomasiny,
Sy hataoko tankina ny loharanony.
37 Ary Babylona ho tonga korontam-bato,
Ho fonenan' ny amboadia,[1]
Ho figagana sy ho zavatra mampisitrisitra,
Ka tsy hisy mponina.
38 Hiara-mierona toy ny liona tanora izy;
Hikaonkaona toy ny zanadiona izy.
39 Raha mbola liana izy, dia hanaovako fanasana ho azy,
Ka hataoko mamo izy mba hiravoravo,
Dia hatory amy ny torimaso mandrakizay izy ka tsy hifoha intsony, hoy Jehovah.
40 Hampidiniko ho any amy ny famonoana toy ny zanak' ondry izy,
Sy toy ny ondrilahy mbamy ny osilahy.

41 Endrey! afaka Sesaka![2]
Ary azo ilay fidèran' ny tany rehetra,
Endrey! tonga figagana any amy ny firenena Babylona.
42 Ny ranomasina nanafotra any Babylona;
Voasaron' ny habetsahan' ny onjany izy.
43 Ny tanànany dia lao
Sy karankaina ary tani-hay,
Dia tany tsy onenan' olona sady tsy misy zanak' olombelona mamaky eo.
44 Ary Bela dia hampijaliko any Babylona,
Ka hasaiko haloany izay nateliny;
Ary ny firenena tsy hitanjozotra hankany aminy intsony;
Ny màndany Babylona dia hirodana.

45 Mivoaha avy ao afovoany hianareo, ry oloko,
Ary samia mamonjy ny ainareo avy hianareo,

[1] *Na:* jakala.

[2] Sesaka = Babela.

Mba tsy ho azon' ny firehetan'
ny fahatezerany Jehovah.
46 Ary fandrao ketraka ny fonareo,
Ka matahotra hianareo noho ny tsaho miely amy ny tany;
Fa amy ny iray taona dia hisy tsaho, ary amy ny taona manaraka indray dia mbola hisy tsaho hiany koa
Sy loza amy ny tany,
Dia mpanapaka mamely mpanapaka.

47 Koa, indro, avy ny andro,
Hamaliako ny sarin-javatry Babylona;
Ho menatra ny taniny rehetra;
Ary ny fatiny rehetra dia hiampatrampatra eo aminy.
48 Ny lanitra sy ny tany sy izay rehetra ao aminy dia hihoby noho ny aminy Babylona,
Satria tonga ao aminy avy any avaratra ireo mpandringana, hoy Jehovah.
49 Toy ny nampiampatramparany Babylona ny faty tamy ny Isiraely,
Dia ho toy izany no hiampatramparan' ny faty amy ny tany rehetra noho ny aminy Babylona.
50 Hianareo izay tsy voan' ny sabatra,
Mialà, fa aza mijanona;
Tsarovy Jehovah, raha mbola lavitra hianareo,
Ary aoka ho mby an-tsainareo Jerosalema.
51 Menatra izahay, fa efa nandre latsa;
Manarona ny tarehinay ny henatra;
Fa ny hafa firenena no niditra teo amy ny fitoerana masina amy ny tranony Jehovah.

52 Koa, indro, avy ny andro, hoy Jehovah,
Izay hamaliako ny sarin-javatra voasokitra ao koa;
Ary hitoloko eran' ny taniny rehetra ny voatrobaka.
53 Na dia miakatra any an-danitra aza Babylona,
Ary na dia ataony mafy aza ny fitoerana avo izay heriny,
Dia avy amiko no hihavian' ny mpandringana azy, hoy Jehovah;
54 Injany! misy feo mitaraina avy any Babylona sy fandringanana be avy any amy ny tanin' ny Kaldeana!
55 Fa Jehovah no mandrava any Babylona
Sy mampitsahatra ny fihorakorahana eo aminy,
Ary hirohondrohona toy ny rano be ny onjany,
Eny, re tokoa ny feon' ny firohondrohony.
56 Fa tonga ao aminy, dia ao Babylona, ny mpandringana,
Ary voasambotra ny lehilahy maheriny;
Tapatapaka avokoa ny tsipìkany;
Satria Jehovah dia Andriamanitry ny famaliana ka hamaly tokoa.
57 Ary hataoko mamo ny mpanapaka azy sy ny olon-kendriny,
Ny governorany sy ny lefiny ary ny olo-maheriny;
Ary hatory amy ny torimaso mandrakizay izy ka tsy hifoha intsony,
Hoy ny Mpanjaka,—Jehovah, Tompon' ny maro, no anarany.
58 Izao no lazainy Jehovah, Tompon' ny maro:
Ny mànda malalaka any Babylona dia horavana tokoa hatramy ny fanorenany,
Ary ny vavahadiny avo hodorana amy ny afo,

Ka dia ho nisasatra foana ny
firenena,
Ary ny olona ho nisasatra ho
any ny afo ka ho reraka.

59 Ny teny izay nandidiany Jere-
mia mpaminany any Seraia, zanaky
Neria, zanaky Mahaseia, fony izy
nandeha niaraka taminy Zedekia,
mpanjakan' ny Joda, ho any Baby-
lona tamy ny taona fahefatra nan-
jakany. Fa Seraia no lehiben' ny
mpanorin-dasy.
60 Ary nosoratany Jeremia teo
amy ny boky iray ny loza rehetra
izay hanjo any Babylona, dia ireo
teny rehetra ireo, izay voasoratra ny
aminy Babylona. 61 Ary hoy Jere-
mia taminy Seraia: Rehefa tonga
any Babylona hianao, dia tandremo
tsara mba hovakinao ireo teny rehe-
tra ireo, 62 ka manaova hoe: Jeho-
vah ô, Hianao no niteny hamely ity
tany ity handringana azy, ka tsy
hisy hitoetra eto, na olona na biby,
fa ho tany lao mandrakizay izy. 63
Ary rehefa tapitra ny famakianao
ity boky ity, dia asio vato afehy
aminy, ary atsipazo ao Eofrata izy,
64 ka ataovy hoe: Toy izao no hi-
lentehany Babylona ka tsy hifonga-
rany intsony noho ny loza hataoko
mihatra aminy, ka dia ho reraka
izy.

Hatreto no teniny Jeremia.

*Tantaran' ny nahafahana any Jero-salema sy ny zavatra nanjo tamin' izany.*

LII. IRAIKA amby roa-polo taona
Zedekia, fony izy vao nan-
jaka, ary iraika amby ny folo taona
no nanjakany tany Jerosalema; ary
ny anaran-dreniny dia Hamotala,
zanakavaviny Jeremia avy any
Libna. 2 Ary nanao izay ratsy eo
imasony Jehovah izy, araka izay
rehetra nataony Joiakima. 3 Fa ny
fahatezerany Jehovah no nahaton-
gavan' izany taminy Jerosalema sy
ny Joda ambara-pandroakany azy
tsy ho eo anatrehany. Ary Zedekia
niodina tamy ny mpanjakany Baby-
lona.
4 Ary tamy ny andro fahafolo
tamy ny volana fahafolo tamy ny
taona fahasivy nanjakany Zedekia,
dia tonga Nebokadnezara, mpanja-
kany Babylona, sy ny miaramilany
rehetra, hamely any Jerosalema, ka
nitoby tandrifiny sady nanao tiii-
kambo manodidina azy izy. 5 Ary
ny tanàna dia nataony fahirano
hatramy ny fahiraika amby ny folo
taona nanjakany Zedekia mpanjaka.
6 Ary tamy ny andro fahasivy
tamy ny volana fahefatra dia mafy
ny mosary tao an-tanàna, fa tsy
nisy hanina ho any ny olona tompon-
tany. 7 Ary nisy voabanga ny
tanàna, dia nandositra alina ny
miaramila rehetra ka niala tao an-
tanàna tamy ny làlana mankamy ny
vavahady tanelanelan' ny mànda
roa, izay eo anilan' ny sahan'
ny mpanjaka, (fa ny Kaldeana
nanodidina ny tanàna), ka nandeha
tamy ny làlana mankeny amy ny
tani-hay. 8 Ary ny miaramilan' ny
Kaldeana nanenjika ny mpanjaka
ka nahatratra any Zedekia teny amy
ny tani-hay any Jeriko; dia nipa-
riaka nandao azy ny miaramilany
rehetra.
9 Ary voasambotra ny mpanjaka
ka nentiny niakatra ho any amy ny
mpanjakany Babylona tao Ribla any
amy ny tany Hamata, ka dia notsa-
raina tao izy. 10 Ary ny mpanja-
kany Babylona namono ny zanaka-
lahiny Zedekia teo imason-drainy;
ary ny mpanapaka ny Joda rehetra
koa dia novonoiny tao Ribla. 11 Ary
nopotsiriny ny masony Zedekia, dia
nafatotry ny mpanjakany Babylona
tamy ny gadra varahina izy ka nen-
tiny nankany Babylona ary nataony
tao an-trano-maizina mandra-paha-
fatiny.
12 Ary tamy ny andro fahafolo
tamy ny volana fahadimy tamy ny
taona fahasivy amby ny folo nanja-
kany Nebokadnezara, mpanjakany
Babylona, dia tonga tany Jerosa-

lema Nebozaradana, lehiben' ny
mpiambina, mpanompon' [1] ny mpan-
jakany Babylona, 13 ka nandoro ny
tranony Jehovah sy ny tranon' ny
mpanjaka mbamy ny trano rehetra
tany Jerosalema: ny trano lehibe
rehetra dia nodorany tamy ny afo
avokoa. 14 Ary ny mànda rehetra
manodidina any Jerosalema dia no-
ravan' ny miaramilan' ny Kaldeana
rehetra, izay nanaraka ny lehiben'
ny mpiambina.

15 Ary ny sasany tamy ny olona
malahelo mbamy ny olona sisa tao
an-tanàna sy izay efa nandositra
nanatona ny mpanjakany Babylona
mbamy ny vahoaka maro be sisa dia
nentiny Nebozaradana, lehiben' ny
mpiambina, ho babo avokoa. 16
Nefa ny olona malahelo dia name-
lany Nebozaradana, lehiben' ny
mpiambina, hiany mba ho mpam-
boatra tanimboaloboka sy ho mpiasa
tany.

17 Ary ireo andry varahina teo
amy ny tranony Jehovah sy ny
fitoeran-tavin-drano sy ny tavin-
drano varahina lehibe,[2] izay teo amy
ny tranony Jehovah, dia novakiva-
kin' ny Kaldeana, ka nentiny ho
any Babylona ny varahina rehetra.
18 Ary nentiny koa ny vilany fan-
draofan-davenona sy ny sotron' afo
sy ny antsy sy ny lovia famafazana
sy ny lovia kely mbamy ny fanaka
varahina rehetra izay nenti-nanao
fanompoam-pivavahana. 19 Ary
nentin' ny lehiben' ny mpiambina
koa ny lovia sy ny fitoeran-davenon-
jiro sy ny lovia famafazana sy ny
fandraofan-davenona sy ny fanaovan-
jiro sy ny lovia kely sy ny kapoaka
—na ny volamena na ny volafotsy
dia samy nentin' ny lehiben' ny
mpanapaka avokoa,—20 ary ny an-
dry roa sy ny tavin-drano lehibe [2]
iray ary ny omby varahina roa amby
ny folo, izay teo ambanin' ny fitoe-
ran-tavin-drano, izay nataony Solo-
mona mpanjaka ho any ny tranony
Jehovah; ny varahina tamin' izany
fanaka rehetra izany dia tsy hita
lanja. 21 Fa ny andry, dia valo
amby ny folo hakiho no hahavony,
ary roa amby ny folo hakiho ny
manodidina azy; ary ny hateviny
dia voantondro efatra, fa poakaty
izy. 22 Ary nisy kapitaly vara-
hina teo aminy; dimy hakiho no
hahavon' ny kapitaly anankiray, ka
nisy harato sy ampongabendanitra
manodidina ny kapitaly, samy vara-
hina avokoa izy. Ny andry faharoa
koa sy ny ampongabendanitra dia
mba tahaka izany hiany koa. 23
Ary nisy ampongabendanitra enina
amby sivi-folo teo ivelany; ary ny
ampongabendanitra rehetra manodi-
dina ny harato dia zato.

24 Ary ny lehiben' ny mpiam-
bina nisambotra any Seraia mpiso-
ronabe sy Zefania mpisorona mana-
rakaraka ary mpiandry varavarana
telo lahy; 25 ary tao an-tanàna no
nisamborany ny tandapa anankiray,
mpifehy ny miaramila, ary fito lahy
tamin' izay mpitoetra eo anatrehan'
ny mpanjaka, izay hita tao an-
tanàna, ary ny mpanoratry ny ko-
mandin' ny miaramila, izay mpan-
damina ny ho miaramila, sy ny olona
tompon-tany enim-polo lahy izay
hita teo an-tanàna, 26 dia nosam-
boriny Nebozaradana, lehiben' ny
mpiambina, ireo ka nentiny ho any
amy ny mpanjakany Babylona tao
Ribla. 27 Dia novonoin' ny mpan-
jakany Babylona tao Ribla any amy
ny tany Hamata ireo. Toy izany
no nitondrana ny Joda ho babo niala
tamy ny taniny.

28 Izao no olona izay nentiny
Nebokadnezara ho babo tamy ny
taona fahafito; Jiosy telo amby
roa-polo sy telo arivo; 29 tamy ny
taona fahavalo amby ny folo nanja-
kany Nebokadnezara dia roa amby
telo-polo amby valon-jato no olona
nentiny ho babo avy tany Jerosa-
lema; 30 tamy ny taona fahatelo

[1] *Heb.* izay nitsangana teo anatrehan'.

[2] *Heb.* ranomasina.

amby roa-polo nanjakany Nebokad-
nezara dia Jiosy dimy amby efa-
polo amby fiton-jato no nentiny
Nebozaradana, lehiben' ny mpiam-
bina, ho babo. Ny tontalin' izy re-
hetra dia enin-jato amby efatra
arivo.
31 Ary tamy ny andro fahadimy
amby roa-polo tamy ny volana faha-
roa amby ny folo tamy ny taona
fahafito amby telo-polo taorian' ny
namaboana any Joiakima, mpanja-
kan' ny Joda, tamy ny taona vao
nanjakany Evila-merodaka, mpanja-
kany Babylona, dia nasandrany[1]
hiala tao an-trano-maizina Joiakima,
mpanjakan' ny Joda. 32 Dia nite-
nenany soa izy, ka ny seza fiandria-
nany dia nataony ambony noho ny
seza fiandrianan' ireo mpanjaka na-
many tao Babylona. 33 Ka dia
novany Joiakima ny fitafiany fony
izy mbola tao an-trano-maizina; ary
nihinan-kanina teo anatrehany man-
drakariva izy tamy ny andro niaina-
ny rehetra. 34 Ary ny hanina
nohaniny dia hanina nomena avy
amy ny mpanjakany Babylona,
araka ny tokony ho anjarany isan-
andro isan-andro tamy ny andro
rehetra niainany mandra-pahafati-
ny.

# FITOMANIANA.

*Alahelo noho ny nanjo ny Joda sy Jerosalema.*

I. INDRISY, mitoetra manirery izao ilay tanàna feno olona!
Efa tonga toy ny mpitondra-tena izy!
Ilay nalaza tamy ny firenena sy andriambavy tamy ny tany samihafa dia efa miankin-doha kosa izao!
2 Mitomany dia mitomany izy nony alina, ary ny ranomasony dia eny an-takolany;
Izay rehetra tia azy dia tsy misy mampionona azy;
Ny sakaizany rehetra efa nivadika taminy ka tonga fahavalony.
3 Lasan-ko babo[2] ny Joda noho ny fahoriana sy ny haben' ny fanompoana;
Mipetraka ao amy ny jentilisa izy, nefa tsy mahita fitsaharana;
Izay rehetra nanenjika azy dia nahatratra azy teo anketena.
4 Ireo làlana mankany Ziona dia mitomany, satria tsy misy miakatra ho amy ny fotoam-pivavahana;
Lao[3] ny vavahadiny rehetra, misento ny mpisorony;
Ory ny virijinany, ary Ziona dia efa azon' ny fahoriana mangidy.
5 Ny rafiny no mpanapaka,[4] ny fahavalony no miadana,
Satria Jehovah no efa nampahory azy noho ny hamaroan' ny fahotany;
Ny zanany madinika dia lasanko babo eo anoloan' ny fahavalony,
6 Ary ny voninahitry Ziona zanakavavy rehetra dia efa tsy ananany intsony;
Ny mpanapaka azy dia toy ny diera tsy mahita ahitra,
Ary mandeha reraka eo ano-

[1] *Heb.* nasandrany ny lohany. [2] *Na:* Lasa nivahiny. [3] *Na:* Rava. [4] *Heb.* loha.

loan' ny mpanenjika azy
izy.

7 Tsaroany Jerosalema amy
ny andro fahoriany sy
fanjenjenany ny zava-tsoa
rehetra izay nananany
hatry ny ela;
Fa nony naripaky ny fahavalo
ny olony, ka tsy nisy na-
monjy azy,
Dia nahita azy ny fahavalo ka
nihomehy ny faharavany.[1]
8 Efa nanota dia nanota Jero-
salema, ka izany no naha-
tonga azy ho fahavetave-
tana;
Izay rehetra nanaja azy dia
mamingavinga azy, satria
efa nahita ny fitanjahany
ireny;
Eny, na ny tenany aza dia
miferinaina sady miamboho.
9 Ny lotony dia teo amy ny mo-
rontongotr' akanjony, tsy
nitsapa farany izy;
Dia mahagaga ny fietreny, tsy
misy mampionona azy.
Jehovah ô, jereo ny fahoriako,
fa mirehareha ny fahavalo.
10 Ny fahavalo naninjitra ny
tànany naka ny zava-tsoany
rehetra;
Fa ny jentilisa, izay noraranao
tsy hiditra amy ny fiango-
nanao,
Dia hitany tafiditra ao amy
ny fitoerany masina.
11 Misento ny olony rehetra, mi-
tady hanina;
Eny, atakalony hanina ny
zava-tsoany hamelombelona
ny ainy;
Jehovah ô, jereo ka diniho, fa
vingavingaina aho.

12 Moa tsy mampaninona ana-
reo va, ry mpandalo re-
hetra?
Jereo sy izahao raha mba misy
fahoriana toy ny fahoriako,
izay namelezany ahy,
Dia ilay nampahoriany Jeho-
vah ahy tamy ny andro fire-
hetan' ny fahatezerany.
13 Avy tany amy ny avo no nan-
datsahany afo ho amy ny
taolako handoroany azy;
Namela-pandrika harato ha-
ningorana ny tongotro Izy
ka nampihemotra ahy;
Nampahalao sy nampahare-
raka ahy mandritra ny an-
dro Izy.
14 Ny ziogan' ny fahotako nofe-
hezin' ny tànany;
Voaolana ireny ka tonga eo
an-katoko; noketrahiny ny
heriko;
Natolotry ny Tompo ho eo an-
tànan' izay tsy leoko aho.
15 Nataon' ny Tompo tsinon-
tsinona ny maheriko re-
hetra;
Nanendry fotoana hamelezana
ahy Izy, handringanana ny
zatovoko;
Ny Tompo nanosihosy any
Joda zanakavavy virijina
toy ny eo amy ny famiazam-
boaloboka.
16 Izany zavatra izany no mam-
pitomany ahy; e! ny ma-
soko, ny masoko mamarin-
dranomaso,
Fa lavitra ahy ny mpampio-
nona izay tokony hamelom-
belona ny fanahiko;
Ringana ny zanako, fa mahery
ny fahavalo.

17 Ziona mananty tànana, nefa
tsy misy mampionona azy;
Jehovah nandidy ny aminy
Jakoba mba ho tonga faha-
valony ny manodidina azy;
Jerosalema dia tonga fahave-
tavetana eo afovoan' ireo.
18 Marina Jehovah, fa efa nandà
ny teniny aho;

[1] *Heb.* fitsaharany.

Ry firenena rehetra, masìna
hianareo, mba jereo ny faho-
riako;
Lasan-ko babo ny virijinako
sy ny zatovoko.
19 Nantsoiko ireo tia ahy, fa
nofitahiny aho;
Ny mpisoroko sy ny loholoko
niala aina tao an-tanàna,
Tamy ny nitadiavany hanina
hamelombelona ny ainy.
20 Izahao, Jehovah ô, fa azom-
pahoriana aho, mandevilevy
ny foko;
Miontana ato anatiko ny foko,
fa naditra dia naditra aho;
Eny ivelany dia ny sabatra no
mahafoana anaka, ary ao an-
trano dia toa misy fahafate-
sana kosa.
21 Reny fa misento aho; tsy
misy mampionona ahy;
Ny fahavaloko rehetra nandre
ny fahoriako, ka faly izy,
satria Hianao no nanao
izany;
Hahatonga izay andro nan-
tsoinao Hianao, ka dia ho
tonga tahaka ahy koa ireo.
22 Aoka ho tonga eo anatrehanao
ny faharatsiany rehetra,
Ary mba ataovy aminy kosa
tahaka izay nataonao ta-
miko noho ny fahotako re-
hetra;
Fa imbetsaka ny fisentoako,
ka reraka ny foko.

*Fitomaniana noho ny nanjo any Ziona sy ny Joda.*

II. INDRISY! Ziona zanakavavy
dia saronan' ny Tompo ra-
hona amy ny fahatezerany;
Nazerany avy tany an-danitra
ho amy ny tany ny rehare-
han' ny Isiraely.
Ary tsy tsaroany ny fitoeran-
tongony tamy ny andro
fahatezerany!
2 Nolevonin'[1] ny Tompo ny
fonenany Jakoba rehetra,
fa tsy niantrany;
Noravany an-katezerana ny
fiarovany Joda zanakavavy
ka nazerany tamy ny tany,
Tsy nohamasininy ny fanja-
kana sy ny mpanapaka.
3 Nokapainy tamy ny fahateze-
rany mirehitra ny tandroky
ny Isiraely rehetra;
Nahemony teo anoloan' ny
fahavalo ny tànany anka-
vanana;
Ary nandoro any Jakoba Izy
toy ny lelafo miredareda izay
nandevona manodidina.
4 Nanenjana ny tsipìkany toy
ny fahavalo Izy, nijoro na-
ninjitra ny tànany ankava-
nana toy ny rafilahy Izy
Ka nandripaka izay rehetra
mahafinaritra ny maso;
Ny fahatezerany dia naidiny
toy ny afo tamy ny lainy
Ziona zanakavavy.

5 Ny Tompo dia tonga toy ny
fahavalo ka nandevona[2]
ny Isiraely.
Eny, nolevoniny[3] ny lapany
rehetra, sady noravany ny
fiarovany;
Ary nampitomboiny ny fisen-
toana sy ny fitarainany
Joda zanakavavy.
6 Ary noravany an-keriny toy
ny tanimboly ilay nofefena
ho Azy, sady noravany ny
trano fihaonany;
Nataony Jehovah hadino tao
Ziona ny fotoam-pivavahana
sy ny Sabata,
Ka nolaviny tamy ny fahate-
zerany mirehitra ny mpan-
jaka sy ny mpisorona.
7 Ny alitarany narian' ny Tom-
po, ny fitoerany masina no-
laviny;
Natolony ho eo an-tànan' ny

---

[1] *Heb.* Natelin'. [2] *Heb.* nitelina. [3] *Heb.* nateliny.

fahavalo ny màndan' ny lapa ao Ziona;
Nanandratra ny feony tao antranony Jehovah toy ny amy ny fotoam-pivavahana ireny.
8 Jehovah ninia handrava ny mandany Ziona zanakavavy;
Nanenjana ny famolaina Izy ka tsy namonkina ny tanany tsy handrava;[1]
Dia mampitomany ny fiarovany ivelany sy ny mànda Izy, ka miara-dreraka ireo.
9 Ny vavahadiny dia tototry ny tany, nosimbany sy notapatapahiny ny hidiny;
Ny mpanjakany sy ny mpanapaka azy efa mby any amy ny firenena;
Tsy misy lalàna intsony, fa na ny mpaminaniny aza dia tsy mahita fahitana avy aminy Jehovah.
10 Mipetraka amy ny tany ny loholony Ziona zanakavavy ka mangina;
Nasiany vovoka ny lohany, misikina lamba fisaonana izy;
Ny virijina any Jerosalema nampitanondrika ny lohany ho amy ny tany.

11 Pahina ny masoko azon' ny ranomaso, mandevilevy ny foko;
Naidina tamy ny tany ny atiko noho ny fandringanana ny oloko zanakavavy,
Sy noho ny ankizy madinika sy ny zaza minono izay ana eny an-kalalahana ao antanàna.
12 Raha ana toy ny voatrobaka eny an-kalalahana ao antanàna izy,
Na miala aina eo am-pofoandreniny,
Dia manontany an-dreniny hoe izy: Aiza izay vary sy divay?

13 Inona no hataoko vavolombelona ho anao?
Inona no hanoharako anao, ry Jerosalema zanakavavy?
Inona no hampitahaiko aminao mba hampiononako anao, ry Ziona zanakavavy virijina?
Fa lehibe toy ny ranomasina ny faharatranao, iza no mahasitrana anao?
14 Ny mpaminaninao nahita lainga sy fahadalana ho anao;
Ary tsy nampiseho ny helokao mba hiaro anao tsy ho babo;
Fa nahita faminaniana lainga sy fampiviliana[2] ho anao izy.
15 Miteha-tànana anao izay rehetra mandalo eny an-dàlana;
Misitrisitra sy mihifikifi-doha aminy Jerosalema zanakavavy izy ka manao hoe:
Ity va ilay tanàna nataony hoe Tena fahatsaran-tarehy, Fifalian' ny tany rehetra?
16 Misanasana vava aminao ny fahavalonao rehetra;
Misitrisitra sy mihidy vazana izy ka manao hoe: Efa nolevoninay![3]
Ity tokoa no andro nandrasanay ka efa azonay sady hitanay.

17 Jehovah efa nanao izay nosaininy ka nahatanteraka ny teniny izay nandidiany hatramy ny andro fahagola;
Nandrava Izy, fa tsy niantra;
Ary nampifaly ny fahavalo taminao Izy sady nanandratra ny tandroky ny rafilahinao.
18 Ny fonao[4] mitaraina amy ny Tompo.

[1] *Heb.* tsy hitelina. [2] *Na:* fandroahana. [3] *Heb.* natelinay. [4] *Heb.* fony.

Ry màndany Ziona zanakavavy! mandrotsaha ranomaso andro aman-alina toy ny riaka;
Aza mangina, aoka tsy hitsahatra ny anakandriamasonao.
19 Mitsangàna, miantsoantsoa amy ny alina hatramy ny filatsahan' ny fiambenana,
Aidino tahaka ny rano eo anatrehan' ny Tompo ny fonao!
Asandrato aminy ny tànanao hifona ho any ny ain' ny zanakao madinika, izay anan' ny hanoanana eny anjoron-dàlambe rehetra eny.

20 Jehovah ô, jereo ka izahao ny amy ny olona izay nanaovanao izany.
Ny vehivavy va hihinana ny ateraky ny kibony, dia ny zanany madinika trotroiny?
Hovonoina ao amy ny fitoera-masiny Jehovah va ny mpisorona sy ny mpaminany?
21 Miampatrampatra eny an-dàlambe ny tanora sy ny antitra;
Ny virijinako sy ny zatovoko dia lavon' ny sabatra,
Novonoinao tamy ny andro fahatezeranao izy, eny, naripakao, fa tsy niantranao,
22 Nantsoinao ny fampangorohoroana manodidina ahy, toy ny amy ny fotoam-pivavahana,
Ka dia tsy nisy sisa afa-nandositra tamy ny andro fahatezerany Jehovah;
Izay notrotroiko sy notezaiko aza dia lanin' ny fahavaloko.

*Ny amy ny fitondrana alahelo, sy ny fampiononana ataon' Andriamanitra.*

ALEFA.

III. Izaho ilay lehilahy nahita fahoriana tamy ny tsorakazon' ny fahatezerany.
2 Izaho no notarihiny sy nampandehaniny ho amy ny maizina, fa tsy ho amy ny mazava.
3 Izaho hiany no asian' ny tànany mandritra ny andro mandrakariva.

BETA.

4 Nataony antitra ny nofoko sy ny hoditro, notapatapahiny ny taolako.
5 Manorina izay hamelezany ahy Izy ary manemitra ahy amy ny zava-mangidy sy ny fahoriana.
6 Ampitoeriny ao amy ny maizina toy izay efa maty fahagola aho.

GIMELA.

7 Nofefeny manodidina aho ka tsy afa-nivoaka, nataony mavesatra ny gadrako.
8 Ary na dia mitaraina sy minananana aza aho, dia tampenany ny fivavako.
9 Vato voapaika no narafiny natampiny ny làlako, naolikoliny ny alehako.

DALETA.

10 Tonga bera manotrika ahy Izy, ary toy ny liona ao amy ny fierena;
11 Namily ny alehako Izy, ary noviraviraany aho ka nataony mahatsiravina.
12 Nanenjana ny tsipìkany Izy ka nanangana ahy ho toy ny marika hokendrena zanatsipìka.

HE.

13 Nampitsatoka ny zana-tsipìkany[1] tamy ny voako Izy.

---

[1] *Heb.* zanaky ny tranon-jana-tsipìka.

14 Tonga fihomehezan' ny fireneko rehetra aho sady ataony an-kira mandritra ny andro.
15 Novokisany zava-mangidy aho ary nobobohany zava-mahafaty.

VAO.

16 Ary notorotoroiny tamy ny sila-bato ny nifiko, sady natsinkasinkasiny tamy ny lavenona aho.
17 Ary noroahinao tsy hahita fiadanana ny fanahiko, ka efa hadinoko ny tsara.
18 Dia hoy izaho: Levona ny faharetako sy ny fanantenako any Jehovah.

ZAINA.

19 Tsarovy ny fahoriako sy ny fanjenjenako, dia ny zava-mahafaty sy ny rano mangidy.
20 Tsaroan' ny fanahiko indrindra izany, ka mitanondrika ato anatiko izy.
21 Izany no ho eritreretiko ato am-poko, ka dia hanantena aho.

HETA.

22 Ny famindrampony Jehovah no tsy nahalany ritra antsika, fa tsy mitsahatra ny fiantrany.
23 Vaovao isa-maraina izany; lehibe ny fahamarinanao.
24 Jehovah no anjarako, hoy ny fanahiko, ka dia hanantena Azy aho.

TETA.

25 Tsara Jehovah amin' izay manantena Azy, dia amy ny olona izay mitady Azy.
26 Tsara ny miandry ny famonjeny Jehovah amy ny fanginana.
27 Tsara amy ny olona ny mitondra zioga, raha mbola tanora izy.

JODA.

28 Aoka hanjokaiky irery izy ka hangina, raha ampitondraina izany.
29 Aoka hanohoka ny vavany eo amy ny vovoka izy, angamba hisy hantenaina.
30 Aoka hanolotra ny takolany ho amin' izay mamely azy izy ka ho feno latsa.

KAFA.

31 Fa tsy hanary mandrakizay ny Tompo;
32 Eny, fa na dia mampahory aza Izy, dia mbola hiantra hiany araka ny haben' ny famindrampony.
33 Fa tsy sitrany ny mampahory na mampalahelo ny zanak' olombelona.

LAMEDA.

34 Ny fanitsakitsahana ny mpifatotra rehetra ambonin' ny tany ho eo ambanin' ny tongotra,
35 Ny familiana ny rariny amy ny olona eo anatrehan' ny Avo Indrindra,
36 Ny famadihana ny adin' ny olona, dia samy tsy sitraky[1] ny Tompo.

MEMA.

37 Iza moa no miteny, ka dia mahatonga izany, raha tsy zavatra efa nodidian' ny Tompo?
38 Tsy avy amy ny vavan' ny Avo Indrindra va no ivoahan' ny soa sy ny loza?
39 Koa ahoana no imonomononan' ny olona mbola velona,—fa no tsy aleo *misento* noho ny amy ny fahotany avy?[2]

NONA.

40 Aoka isika handinika sy hamantatra ny alehantsika ka

---

[1] *Heb.* jeren'.
[2] *Na:* Eny, nahoana no imonomononan' ny olona, raha mijaly noho ny fahotany?

hiverina indray aminy Jehovah.
41 Aoka hasandratsika amin' Andriamanitra any an-danitra ny fontsika sy ny tànantsika.
42 Izahay efa nanota sy nanao ditra, ary Hianao kosa tsy namela heloka.

SAMEKA.

43 Nisarona fahatezerana Hianao ka nanenjika anay; eny, novonoinao izahay, fa tsy niantranao.
44 Nisarona rahona Hianao, ka dia voasakana ny vavaka.
45 Nataonao tahaka ny fakofako sy ny zavatra nariana teo afovoan' ny firenena izahay.

PE.

46 Ny fahavalonay rehetra misanasana vava aminay.
47 Mahavoa anay ny tahotra sy ny lavaka ary ny fandringanana sy ny fahatorotoroana.
48 Rano mandriaka no mijononoka amy ny masoko noho ny faharatran' ny oloko zanakavavy.

AINA.

49 Ny masoko mandrotsa-dranomaso ka tsy mijanona, eny, tsy misy fiatoana,
50 Ambara-pitazany Jehovah ka ho tsinjony any an-danitra.
51 Ny masoko mampiditra fahoriana ho any ny fanahiko noho ny amy ny zanakavavin' ny tanànako rehetra.

TSADE.

52 Izay fahavaloko tsy ahoan-tsy ahoana dia nanenjika ahy mafy hoatra ny fanenjika voron-kely.
53 Nanjera ahy tao an-davaka famorian-drano izy ka nitady hahafaty ahy sady nitora-bato ahy.
54 Mandifotra ny lohako ny rano, ka dia hoy izaho: Maty[1] aho ity!

KOFA.

55 Jehovah ô, niantso ny anaranao tany an-davaka lalina indrindra aho.
56 Ny feoko dia efa renao, aza tampenana ny sofinao, raha mitaraina mitady izay mba hiainana kely aho.
57 Nanakaiky Hianao tamy ny andro niantsoako Anao, ka dia hoy Hianao: Aza matahotra.

RESY.

58 Tompo ô, Hianao nandahatra ny adiko izay nikasika ny aiko, eny, nanavotra ny aiko Hianao.
59 Jehovah ô, hitanao ny fitsarana miangatra natao tamiko, ka mba tsarao ny adiko.
60 Hitanao ny famalian-dratsy rehetra ataon' ireo, dia ny saina rehetra entiny mamely ahy.

SINA.

61 Jehovah ô, efa renao ny latsa ataony, dia ny saina rehetra entiny mamely ahy,
62 Dia ny molotr' izay mitsangana hanohitra ahy sy ny saina ataony mandritra ny andro hamelezana ahy.
63 Jereo ny fipetrany sy ny fitsangany, fa ataony an-kira aho.

TAO.

64 Hovalianao araka ny asan' ny tànany izy, Jehovah ô.
65 Eny, hohamaizininao ny fony, hihatra aminy ny ozonao.
66 Henjehinao amy ny fahatezerana izy ka haringanao tsy ho etỳ ambanin' ny lanitry Jehovah.

---

[1] *Heb.* Voajinja.

*Fietren-tena noho ny fitsarana ataon' Andriamanitra, ary fanantenam-pamonjena.*

IV. INDRISY! efa matromatroka ny volamena;
Efa niova ny tena volamena tsara!
Ny vato nohamasinina dia efa nahahany eny an-joron-dàlambe rehetra eny.
2 Indrisy! ny zanaka mahafinaritry Ziona, izay saro-bidy tahaka ny tena volamena,
Dia efa atao ho toy ny siny, asan-tànan' ny mpanefy tanimanga!
3 Na dia ny amboadia[1] aza dia manolotra nono hampinonoany ny zanany;
Fa ny oloko zanakavavy kosa dia efa masiaka toy ny ostritsa any an-efitra.
4 Ny lelan' ny zaza minono miraikitra amy ny lanilaniny noho ny hetaheta;
Ny ankizy madinika mangataka hanina, nefa tsy misy mizara ho azy.
5 Izay nihinana zava-py dia mahantra eny an-dàlambe;
Izay notezaina tamy ny jaky dia mandamaka eny amy ny zezika.[2]

6 Fa ny heloky ny oloko zanakavavy dia lehibe noho ny heloky Sodoma,
Izay noravana indray mipìmaso monja, nefa tsy nokasihin-tànana akory.
7 Ny lehibeny[3] dia mangatsakatsaka noho ny fanala, eny, fotsy noho ny ronono;
Mena noho ny voahangy[4] ny tenany;
Tahaka ny vato safira ny endriny.
8 Fa izao kosa dia mainty noho ny arina ny tarehiny, ka tsy fantatra eny an-dàlana izy;
Ny hodiny miraikitra amy ny taolany ka tonga maina toy ny hazo.
9 Tsara ny matin-tsabatra noho ny maty mosary;
Fa ireto dia mihareraka toy ny voatrobaka noho ny tsi-fisian' ny vokatry ny saha.
10 Ny tànan' ny vehivavy malemy fanahy aza dia nahandro ny zanany;
Eny, izany no nohaniny tamy ny fandringanana ny oloko zanakavavy.

11 Tanterahiny Jehovah ny fahavinirany, naidiny ny fahatezerany mirehitra,
Ary Izy nampirehitra afo tao Ziona, handevonana ny fanorenany.
12 Ny mpanjakan' ny tany sy ny mponina rehetra amin' izao tontolo izao dia tsy nanampo
Fa ny rafilahy sy ny fahavalo no ho tafiditra ao amy ny vavahadiny Jerosalema.
13 Noho ny fahotan' ny mpaminany sy ny heloky ny mpisorony,
Izay nandatsaka ny ran' ny marina tao aminy, *no nahatongavan' izao.*
14 Niraparapa toy ny jamba teny an-dàlambe izy sady voahosin-dra ny tenany,
Ka tsy nisy sahy nikasika ny akanjony.
15 Ny olona niantsoantso azy hoe: Mialà hianareo, fa maloto, mialà, mialà, aza mikasika anay.
Raha nandositra sy niraparapa izy, dia hoy ny olona tany amy ny jentilisa: Tsy mahazo mivahiny atỳ intsony ireny.

[1] *Na:* jakala. [2] *Heb.* manohona ny zezika. [3] *Heb.* Naziritany. [4] *Na:* perla.

16 Ny fahatezerany[1] Jehovah no nampihahakahaka azy, ary tsy mijery azy intsony Izy;
Ny mpisorona tsy hajain' ireny, ary ny antitra tsy amindrany fo.

17 Mbola pahina ny masonay miandry foana ny hamonjy anay;
Nitazana teo amy ny tilikambo izahay nanantena ny firenena izay tsy nahavonjy anay.
18 Mitsongo dia anay izy, ka tsy mahazo mandeha eny andàlambe aza izahay;
Akaiky ny fara-fiainanay, tapitra ny andronay, eny, tonga ny fara-fiainanay.
19 Ny mpanenjika anay dia haingam-pandeha noho ny voromahery eny amy ny lanitra,
Ka miolomay manenjika anay any an-tendrombohitra ary manotrika anay any anefitra izy.
20 Ny fofonainay, ilay voahosotry Jehovah, dia efa voafandriky ny longoany,
Dia ilay nataonay hoe: Ao ambanin' ny alokalony no hahavelona anay any amy ny firenena.

21 Mifalia sy miravoravoa hiany ary, ry Edoma zanakavavy, izay monina any amy ny tany Oza,—
Hianao koa no horosoana ny kapoaka, ka ho mamo sy hitanjaka hianao.
22 Tsy misy intsony ny helokao, ry Ziona zanakavavy, tsy ho entina ho babo intsony hianao;
Hamaly anao Izy, ry Edoma zanakavavy, noho ny helokao ka hampiseho ny fahotanao.

*Fitarainana amin' Andriamanitra sy fangatahana ny hodian' ny soa nananana fahiny.*

V. JEHOVAH ô, tsarovy izay nanjo anay;
Hevero sy diniho ny latsa mahazo anay.
2 Ny lovanay dia afindra ho any ny vahiny,
Ary ny tranonay ho any ny hafa firenena.
3 Efa kamboty izahay ka tsy manan-dray,
Ny reninay dia toy ny mpitondratena.
4 Na dia ny loharanonay aza dia andoavanay vola vao azonay isotroana,
Ary ny kitay hazonay dia vidinay vao azo.
5 Rambondrambonan' ny mpanenjika amy ny hatokay izahay;
Reraka izahay, fa tsy manampitsaharana.
6 Nanolo-tànana tamy ny Egyptiana
Sy ny Asyriana izahay mba ho voky hanina.
7 Nanota ny razanay—tsy etỳ intsony izy;
Ary izahay no mivesatra ny helony.
8 Andevo no manapaka anay;
Tsy misy manafaka anay amy ny tànany.
9 Noho ny sabatra mamely any an-efitra
Dia manao vy very ny ainay izahay vao mahazo hanina.
10 Mahamay toy ny fatana ny hoditray
Noho ny fahamaimaizana avy amy ny mosary.
11 Nosavihina ny vehivavy tao Ziona
Ary ny virijina tao amy ny tanànan' ny Joda.

[1] *Heb.* tavany.

12 Nahantona tamy ny tànany ny lehibe;
Ary ny antitra tsy mba nohajaina.
13 Ny zatovo nitondra ny fikosoham-bary;
Ary ny ankizy madinika nivembena nitondra ny hazo.
14 Ny loholona tsy misy eo ambavahady,
Ary ny zatovo tsy mitendry zava-maneno intsony.
15 Ny hafalian' ny fonay dia nitsahatra,
Ary ny dihinay niova ho fitomaniana.
16 Efa afaka ny satroboninahitra tamy ny lohanay;
Idiran-doza izahay, fa efa nanota!
17 Ary noho izany dia reraka ny fonay,
Eny, noho izany dia maizina ny masonay,
18 Noho ny amy ny tendrombohitra Ziona, izay efa lao
Sady ikarenjen' ny amboahaolo.

19 Jehovah ô, Hianao no mipetraka mandrakizay,
Eny, ny seza fiandriananao no maharitra hatramy ny taranaka fara mandimby.
20 Ahoana no dia anadinoanao anay mandrakizay
Sy ahafoizanao anay andro lava?
21 Jehovah ô, ampivereno aminao izahay, mba hiverenanay;
Havaozy ho toy ny fahiny ny andronay.
22 Moa dia nandà anay tokoa va Hianao
Sy tezitra aminay indrindra?

# EZEKIELA.

*Ny nahitany Ezekiela ny voninahitry Jehovah.*

I. ARY tamy ny andro fahadimy tamy ny volana fahefatra tamy ny taona fahatelo-polo, raha teo amy ny babo teo amoron' ny ony Kebara aho, dia nisokatra ny lanitra, ka nahita fahitana avy tamin' Andriamanitra aho. 2 Tamy ny andro fahadimy tamy ny volana (taona fahadimy taorian' ny namaboana any Joiakina mpanjaka izany)
3 dia tonga taminy Ezekiela mpisorona, zanaky Bozy, ny teniny Jehovah tany amy ny tanin' ny Kaldeana, teo amoron' ny ony Kebara; ary ny tànany Jehovah dia taminy teo.
4 Ary hitako fa, indro, nisy tafiodrivotra avy tany avaratra, dia rahona lehibe sy afo mifandrambondrambona, sady nisy namirapiratra manodidina azy; ary avy teo amy ny afo dia nisy toy ny volon' ny metaly mamirapiratra. 5 Ary teo aminy koa nisy toa endriky ny zavamanan-aina efatra. Ary ny fijery azy dia hoatra ny endrik' olona. 6
Ary samy nanana tarehy efatra sy elatra efatra avy izy. 7 Ary mahitsy ny tongony; ary ny faladiany dia tahaka ny faladian' ny ombilahy kely; ary namirapiratra toy ny volon' ny varahina manganohano izy. 8 Ary nisy tànan' olona teo ambanin' ny elany teo amy ny lafiny efatra, ary samy nanana ny tarehiny sy ny elany avy izy efatra. 9 Nifanendry ny elany; tsy niherika izy raha nandeha, fa samy nizotra tamin' izay hitsiny avy izy rehetra. 10
Ary ny toetry ny tarehiny dia

tahaka ny tarehin' olona; ary tamy
ny ankavanany dia samy nanana ny
tarehin' ny liona izy efatra, ary
tamy ny ankaviany dia samy nanana
ny tarehin' omby, ary samy nanana
ny tarehin' ny voromahery koa izy
efatra. 11 Ary ny tarehiny sy ny
elany dia nisaraka hatreo ambony:
samy nisy roa nifanendry *tamy ny
any ny namany*, ary ny roa nanarona
ny tenany. 12 Dia samy nizotra
tamin' izay hitsiny avy izy, ka na
aiza na aiza no tian' ny fanahy ho
nalehany dia nalehany: tsy niherika
izy raha nandeha. 13 Ary tahaka
ny vainafo mirehitra ny fijery ny
zava-manan-aina, dia tahaka ny fijery
ny fanilo; nivoivoy teny anelanelan'
ny zava-manan-aina ny afo; ary na-
mirapiratra ny afo, sady nisy helatra
nivoaka avy tao aminy. 14 Ary ny
zava-manan-aina nifanaretsaka nan-
karỳ nankatsỳ toy ny helatra mifelo-
peloka.

15 Ary hitako ny zava-manan-
aina, fa, indro, nisy kodia iray avy
teo ambonin' ny tany, teo anilan'
ny zava-manan-aina teo anoloan' ny
tarehiny efatra. 16 Ny tarehin' ny
kodia sy ny rafiny dia tahaka ny
volon' ny krysolita, ary nitovy en-
drika izy efatra, ary ny tarehiny sy
ny rafiny dia toy ny kodia anatin'
ny kodia. 17 Raha nandeha izy,
dia nandeha tamin' izay hitsin' ny
lafiny efatra: tsy niherika izy raha
nandeha. 18 Ary ny boriboriny
manodidina azy dia avo sy mahata-
hotra, sady feno maso manodidina
izy efatra.

19 Ary raha nandeha ny zava-
manan-aina, dia nandeha teo anilany
koa ny kodia; ary raha niainga tsy
nipaka tamy ny tany ireo zava-
manan-aina, dia mba niainga koa ny
kodia. 20 Na aiza na aiza no tian'
ny fanahy ho naleha dia nalehan'
ireo koa; fa any koa no mba tian'
ny fanahy haleha, ary ny kodia dia
niainga teo anilany; fa teo amy ny
kodia ny fanahin' ny zava-manan-
aina. 21 Raha nandeha ireny, dia
mba nandeha koa ireto; ary raha
nijanona ireny, dia mba nijanona
koa ireto; ary raha niainga tsy ni-
paka tamy ny tany ireny, dia mba
niainga teo anilany koa ny kodia;
fa ny fanahin' ny zava-manan-aina
dia tao amy ny kodia.

22 Ary teo ambonin' ny lohan'
ny zava-manan-aina dia nisy toa en-
driky ny eloelo, toy ny volon' ny
krystaly mahatahotra, mivelatra eo
ambonin' ny lohany. 23 Ary nive-
latra mahitsy sady nifanendry ny
elany teo ambanin' ny eloelo: samy
nanan-droa avy izy rehetra, izay
nanaronany ny tenany. 24 Ary
raha nandeha izy, dia nahare ny
fikopakopaky ny elany aho, toy ny
firohondrohon' ny rano be, dia taha-
ka ny feon' ny Tsitoha, dia feo toy
ny fireondreon' ny miaramila mitoby;
raha nijanona izy, dia namihina ny
elany. 25 Ary nisy feo avy teo
ambonin' ny eloelo izay teo ambo-
nin' ny lohany; nony nijanona izy,
dia namihina ny elany.

26 Ary teo ambonin' ny eloelo,
izay teo ambonin' ny lohany, dia
nisy endriky ny seza fiandrianana
mitovy volo amy ny vato safira;
ary teo ambonin' ny endriky ny
seza fiandrianana dia nisy hoatra ny
endrik' olona. 27 Ary nahita toy
ny volon' ny metaly mamirapiratra
aho, dia hoatra ny tarehin' ny afo
manodidina azy; ary hatramy ny
valahany no ho miakatra ka hatra-
my ny valahany no ho midina dia
hitako tahaka ny afo, ka nisy nami-
rapiratra manodidina azy. 28 Toy
ny tarehin' avana amy ny rahona
amy ny andro misy ranonorana no
tarehin' ny namirapiratra manodidi-
na. Izany no fijery ny endriky ny
voninahitry Jehovah.

Ary nony nahita izany aho, dia
nikarapoka nihohoka ka nandre ny
feon' ny anankiray niteny.

*Ny niantsoana any Ezekiela ho mpaminany.*

II. ARY hoy Izy tamiko: Ry zanak' olona, mitsangàna, fa hiteny aminao Aho. 2 Ary nisy fanahy tonga tao anatiko,[1] raha niteny tamiko Izy, ka nampitsangana ahy, ary reko Izay niteny tamiko.

3 Ary hoy Izy tamiko: Ry zanak' olona, maniraka anao ho amy ny Zanak' Isiraely Aho, eny, ho amin' ireo jentilisa mpiodina, izay efa niodina tamiko; izy sy ny razany dia samy efa nanota tamiko avokoa mandraka andro any. 4 Ary ho any amy ny zanaka mafy handrina sy madi-po no anirahako anao, ary hianao hanao aminy hoe: Izao no lazainy Jehovah Tompo. 5 Ary na hihaino izy na tsy hihaino (fa taranaka maditra izy), dia ho fantany fa efa nisy mpaminany teo aminy.

6 Ary hianao, ry zanak' olona, aza matahotra azy, ary aza matahotra ny teniny, na dia voakasiky ny amiana [2] sy ny tsilo aza hianao, ary na dia eo amy ny maingoka aza no ipetrahanao; eny, aza matahotra ny fiteniny, ary aza mivadi-po noho ny tarehiny, fa taranaka maditra izy. 7 Ary holazainao aminy hiany ny teniko, na hihaino izy na tsy hihaino, fa tena maditra izy. 8 Fa hianao kosa, ry zanak' olona, mihainoa izay lazaiko aminao; aza maditra tahaka izany taranaka maditra izany hianao; sokafy ny vavanao, ka hano izay afahako anao.

9 Ary hitako fa, indro, nisy tànana nahinjitra tamiko, ary, indro, nisy horonan-taratasy teny aminy. 10 Dia novelariny teo anatrehako izany, ary nisy soratra teo anatiny sy teo ivohony; ary fitomaniana sy fidradradradrana sy loza no voasoratra teo.

III. Ary hoy Izy tamiko: Ry zanak' olona, hano izay hitanao, eny, hano ity horonan-taratasy ity, dia mandehana, ka mitenena amy ny taranaky Isiraely. 2 Dia nosokafako ny vavako, ary nafahany ahy izany horonan-taratasy izany. 3 Ary hoy Izy tamiko: Ry zanak' olona, vokiso ny kibonao, ary fenoy ity horonan-taratasy omeko anao ity ny tsinainao. Dia nihinana aho, ka mamy tao am-bavako toy ny tantely izy.

*Ny nanirahana any Ezekiela hilaza ny teniny Jehovah tamy ny Isiraely.*

4 ARY hoy Izy tamiko: Ry zanak' olona, andeha mankany amy ny taranaky Isiraely, ka lazao aminy ny teniko. 5 Fa tsy ho any amy ny firenena miboediboedi-piteny sy miboeriboerika no anirahana anao, fa ho any amy ny taranaky Isiraely hiany; 6 tsy ho amy ny firenena maro, izay miboediboedi-piteny sy miboeriboerika, ka tsy ho azonao ny teniny, fa raha maniraka anao ho amin' ireto Aho, dia hihaino anao izy. 7 Fa ny taranaky Isiraely dia tsy mety mihaino anao, satria tsy mety mihaino Ahy izy; fa ny taranaky Isiraely rehetra dia mafy handrina sady madi-po. 8 Indro, efa nohamafiko ny tarehinao hiatrika amy ny tarehiny sy ny handrinao hanandrina ny handriny. 9 Ataoko toy ny diamondra ny handrinao, eny, mafy noho ny vatolampy aza; ka aza matahotra azy na mivadi-po noho ny tarehiny, fa taranaka maditra izy.

10 Ary hoy Izy tamiko: Ry zanak' olona, ny teny rehetra izay holazaiko aminao dia aoka ho mamin' ny fonao,[3] ka henoy amy ny sofinao. 11 Dia mandehana mankany amy ny babo, dia ireo zanaky ny firenenao, ary mitenena aminy hoe: Izao no lazainy Jehovah Tompo—na hihaino izy na tsy hihaino.

[1] *Na:* nody ny aiko. [2] *Na:* maditra. [3] *Heb.* raiso amy ny fonao.

12 Ary nisy fanahy[1] nanainga
ahy, dia nandre horakoraka be teo
ivohoko aho nanao hoe: Isaorana
anie ny voninahitry Jehovah avy
amy ny fitoerany. 13 *Ary reko koa*
ny fikopakopaky ny elatry ny zava-
manan-aina, izay nifanendry, sy ny
fidilodilotry ny kodia teo anilany sy
ny horakoraka be. 14 Ary nisy
fanahy[1] nanainga ahy ka nitondra
ahy, dia lasa aho sady nirehitra[2]
tamy ny fahavontosan' ny fanahiko;
ary ny tànany Jehovah dia nahery
tao amiko.

15 Dia tonga tany amy ny babo
tany Tel-abiba aho, dia teo amin'
izay nonina teo amoron' ny ony
Kebara, teo amin' izay nipetrahany,
ary mandritra ny hafitoana dia ta-
haka ilay torana iny aho.

16 Ary nony afaka ny hafitoana,
dia tonga tamiko ny teniny Jehovah
nanao hoe: 17 Ry zanak' olona, efa
nataoko mpitily ho any ny taranaky
Isiraely hianao; ka dia hohenoinao
ny teny avy amy ny vavako, ary
avy amiko no hananaranao azy.

18 Raha hoy Izaho amy ny ratsy
fanahy: Ho faty tokoa hianao! ary
tsy mananatra azy hianao, na miteny
hananatra ny ratsy fanahy, hialany
amy ny làlany ratsy hamonjena ny
ainy, dia ho faty amy ny helony
hiany ilay ratsy fanahy; nefa hadi-
niko amy ny tànanao ny rany. 19
Fa raha mananatra ny ratsy fanahy
kosa hianao, ka izy no tsy mety
miala amy ny faharatsiany sy amy
ny làlany ratsy, dia ho faty amy ny
helony hiany izy; fa ho voavonjinao
ny fanahinao.

20 Ary koa, raha ny marina mia-
la amy ny fahamarinany ka manao
meloka, ary mametraka fahatafin-
tohinana eo anoloany Aho, dia ho
faty izy; eny, noho ny tsy nanana-
ranao azy dia ho faty amy ny faho-
tany hiany izy, ary ny fahamarinana
izay nataony tsy hotsaroana, nefa
kosa hadiniko amy ny tànanao ny
rany. 21 Fa raha mananatra ny
marina mba tsy hanota hianao, ka
tsy manota izy, dia ho velona tokoa
izy, satria nino anatra; ary voavon-
jinao koa ny fanahinao.

*Faminaniana ny amy ny hanjo any Jerosalema.*

22 ARY ny tànany Jehovah dia
tamiko, ary hoy Izy tami-
ko: Mitsangàna, ka mivoaha ho
any amy ny lohasaha, ary any no
hitenenako aminao. 23 Dia nitsan-
gana aho ka nivoaka nankany amy
ny lohasaha; ary, indro, nitoetra
teo ny voninahitry Jehovah tahaka
ny voninahitra izay efa hitako teo
amoron' ny ony Kebara hiany, dia
nikarapoka nihohoka aho. 24 Ary
nisy fanahy tonga tao anatiko ka
nampitsangana ahy; dia niteny ta-
miko Izy ka nanao hoe: Andeha,
mirindrìna ao anatin' ny tranonao
hianao. 25 Fa hianao, ry zanak'
olona, indro, hasiany fatorana, izay
hamatorany anao, ka tsy hahazo
mivoaka ho ao aminy hianao. 26
Ary hampiraiketiko amy ny lanila-
ninao ny lelanao, ka ho moana hia-
nao ary tsy ho mpananatra azy; fa
taranaka maditra izy. 27 Fa raha
miteny aminao Aho, dia hosokafako
ny vavanao, ka dia holazainao aminy
hoe: Izao no lazainy Jehovah Tom-
po: Izay mihaino, dia aoka izy
hihaino; ary izay tsy mihaino, dia
aoka izy tsy hihaino kosa; fa tara-
naka maditra izy.

IV. Ary hianao, ry zanak' olona,
makà kapila tanimanga, ary
apetraho eo anoloanao, dia manorata
sarin-tanàna eo aminy, dia sariny
Jerosalema; 2 ary ataovy fahirano
izy, ka manaova tilikambo hamele-
zana azy, ary manandrata tovon-
tany manodidina azy; ary asio toby
hamelezana azy, ary asio lohondry
vy fandravana manodidina azy. 3
Ary makà lapoely, ka ataovy mànda
vy eo anelanelanao sy ny tanàna, dia

[1] *Na:* rivotra.

[2] *Heb.* nangidy.

banjino tsara io, ary aoka hatao
fahirano, eny, aoka hataonao fahi-
rano io. Famantarana ho amy ny
taranaky Isiraely izany.
4 Ary ataovy ambany mandry ny
ilanao ankavia, ka ataovy eo aminy
ny fahotan' ny taranaky Isiraely;
koa araka ny isan' ny andro han-
drianao toy izany no hitondranao ny
helony. 5 Fa Izaho dia manao fetr'
andro ho anao mitovy amy ny tao-
nan' ny helony, dia sivi-folo amby
telon-jato andro, ka ho entinao ny
heloky ny taranaky Isiraely. 6 Ary
rehefa tapitrao ireo, dia ataovy am-
bany mandry kosa ny ilanao anka-
vanana, ary aoka hitondra ny heloky
ny taranaky Joda efa-polo andro
hianao; ny indray andro no nataoko
solon' ny herintaona ho anao.
7 Dia banjino tsara io fahirano
any Jerosalema io, ary aoka hiseho
sandry hianao ka haminany hamely
azy. 8 Ary, indro, hafatotro hia-
nao ka tsy hahavadi-mandry ambara-
pahatapitrao ny andron' ny fahi-
ranonao.
9 Ary mangalà vary tritika sy
vary hordea sy tsaramaso sy voa-
nemba[1] sy ampemby sy spelta hianao,
ary ataovy am-bilia iray ireo, ka
anaovy mofo ho anao; araka ny
isan' ny andro izay handrianao amy
ny ilanao, dia sivi-folo amby telon-
jato andro, no hihinananao azy. 10
Ary an-danjany no hihinananao ny
haninao, dia roa-polo sekely isan-an-
dro; asio elanelany ny fihinananao azy.
11 Ary rano afàtra no hosotroinao,
dia ampahenin' ny hina; asio elane-
lany koa ny fisotronao azy. 12 Ary
hatao toy ny mofo vary hordea no ho
fihinananao azy, ary diky no hataonao
kitay hanendasanao azy eo imasony.
13 Ary hoy Jehovah: Toy izany
no hihinanan' ny Zanak' Isiraely ny
mofony voaloto any amy ny firenena
izay handroahako azy.
14 Dia hoy izaho: Indrisy! Je-
hovah Tompo ô, indro, tsy voaloto
ny fanahiko; fa hatry ny fony aho
mbola tanora ka mandraka ankehi-
triny dia tsy mba nihinana izay
fatin-javatra na izay noviraviraim-
biby akory aho; ary tsy mbola
nikasika ny vavako akory izay nofo
fahavetavetana.
15 Dia hoy Izy tamiko: Indro,
tain' omby no omeko anao hisolo ny
diky, ka izany no hataonao kitay
hanendasanao ny mofonao. 16 Ary
hoy koa Izy tamiko: Ry zanak'
olona, indro, hotapahiko any Jero-
salema ny mofo, tohan' aina, ka an-
danjany amy ny fanahiana no hihi-
nanany mofo; ary rano afàtra no
hosotroiny amy ny fahatahorana.
17 Ka dia ho mosare-mofo sy rano
izy, ary samy ho raiki-tahotra sady
hihalevona noho ny helony.
V. Ary hianao, ry zanak' olona, dia
makà sabatra maranitra ho toy
ny harezan' ny mpanala volom-
bava, ka anarato ny lohanao sy ny
somotrao, dia makà mizana, ka zarao
ny volo. 2 Ny ampahatelony dia
dory amy ny afo ao an-tanàna, re-
hefa tapitra ny andron' ny fahirano;
ary alao koa ny ampahatelony, ka
asio ny sabatra manodidina; ary ny
ampahatelony dia aelezo ho amy ny
rivotra; ary hanatsoaka sabatra ho
enti-manenjika azy Aho. 3 Ary
analao vitsivitsy ireo, ka fonosy ao
amy ny sisin-dambanao. 4 Ary
ireny indray dia mbola analao koa,
dia atsipazo eo anaty afo izany, ka
dory eo; fa hisy afo hivoaka avy
aminy ho amy ny taranaky Isiraely
rehetra.
5 Izao no lazainy Jehovah Tompo:
Ity Jerosalema ity dia nataoko eo
afovoan' ny jentilisa, ka voahodidin'
ireny tany ireny izy. 6 Ary nanao
ditra tsy nanaraka ny fitsipiko sy ny
didiko izy, fa nanao ratsy mihoatra
noho ny jentilisa sy ny tany mano-
didina azy; eny, nanao ditra tsy
nanaraka ny fitsipiko sy ny didiko
izy ka tsy nandeha araka izany. 7

[1] erva lenta.

Koa izao no lazainy Jehovah Tom-
po : Satria hianareo nitabataba mi-
hoatra noho ny firenena manodidina
anareo ka tsy nandeha araka ny
didiko na nanaraka ny fitsipiko sady
tsy nanaraka ny fitsipiky ny fire-
nena izay manodidina anareo aza, 8
dia izao no lazainy Jehovah Tompo :
Indro, Izaho dia Izaho no mamely
anao ka hanao fitsarana eo aminao
eo imason' ny firenena. 9 Ary noho
ny fahavetavetanao rehetra dia ha-
taoko aminao izay tsy mbola nataoko,
sady tsy hataoko tahaka izany in-
tsony. 10 Koa ny ray dia hihinana
ny zanany eo aminao, ary ny zanaka
kosa hihinana ny rainy ; ary hanao
fitsarana eo aminao Aho, ary izay sisa
rehetra aminao dia haeliko ho amy
ny rivotra rehetra ; 11 eny, raha
velona koa Aho, hoy Jehovah Tom-
po, noho ny nandotoanao ny fitoe-
rako masina tamy ny zava-dratsinao
rehetra sy tamy ny fahavetavetanao
rehetra, Izaho kosa dia hampiala ny
masoko, fa tsy hiantra ; eny, Izaho
dia tsy hamindra fo. 12 Ny ampa-
hatelony eo aminao dia ho fatin' ny
areti-mandringana na ho ringan' ny
mosary eo aminao ; ary ny ampaha-
telony dia ho lavon' ny sabatra ma-
nodidina anao ; ary ny ampahatelony
dia haeliko ho amy ny rivotra re-
hetra ; ary hanatsoaka sabatra ho
entiko manenjika azy Aho.

13 Ary ho tanteraka amin' izany
ny fahatezerako, sady hampariko
aminy ny fahatezerako, ka hialako
fo izy ; dia ho fantany fa Izaho Je-
hovah no niteny izany tamy ny
fahasaro-piaroko, rehefa notantera-
hiko taminy ny fahatezerako.

14 Ary hataoko lao sy fandatsa
eny amy ny firenena izay manodidina
anao hianao eo imason' izay rehetra
mandalo. 15 Ka dia hisy latsa sy
fitenenan-dratsy sy famaizana sy
figagana avy amy ny jentilisa mano-
didina anao, rehefa manao fitsarana
aminao Aho amy ny fahatezerana
sy ny fahavinirana ary amy ny
fananarana mafy—Izaho Jehovah
no niteny izany—16 raha alefako
ho fandringanana azy ny mosary,
dia ny zana-tsipìka ratsy izay hale-
fako handringana anareo, sady ham-
pitomboiko ny mosary eo aminareo,
ka hotapahiko ny mofonareo, izay
tohan' aina. 17 Dia haterako mo-
sary sy biby masiaka eo aminareo,
izay hahalany fara anareo ; ary han-
droso eo aminao ny areti-mandrin-
gana sy ny fandatsahan-dra, ary
hataoko mihatra aminao ny sabatra.
Izaho Jehovah no niteny izany.

*Ny amy ny handravana ny fomban'*
*ny sampy sy ny mpivavaka aminy.*

VI. ARY tonga tamiko ny teniny
Jehovah nanao hoe : 2 Ry
zanak' olona, manandrifia ny ten-
drombohitry ny Isiraely, ary mami-
nania ny hamelezana azy, 3 ka
ataovy hoe :

Ry tendrombohitry ny Isi-
raely ô,
Mihainoa ny teniny Jehovah
Tompo :
Izao no lazainy Jehovah Tom-
po amy ny tendrombohitra
sy ny havoana,
Ary ny lohasahan-driaka sy ny
lohasaha :
Indro, Izaho no hahatonga sa-
batra hamely anareo,
Ary horavako ny fitoerana
avonareo.
4 Ary hokoroina ny alitaranareo,
Ary hosimbana ny tsangan-
kazonareo [1] ho any ny ma-
soandro ;
Ary hataoko mitsitra eo ano-
loan' ny sampinareo ny fa-
tinareo ;
5 Ary ny fatin' ny Zanak' Isi-
raely hataoko eo anoloan'
ny sampiny ;
Ary ny taolanareo dia haeliko
eny manodidina ny alitara-
nareo eny.

[1] *Na :* tsangam-batonareo.

6 Any amy ny fonenanareo rehetra dia ho lao ny tanàna,
Ary ho rava ny fitoerana avo,
Mba ho rava sy lao koa ny alitaranareo,
Dia hotapatapahina sy hofoanana ny sampinareo,
Ary hokapaina ny tsangankazonareo[1] ho any ny masoandro,
Ka dia holevonina ny asanareo.
7 Ary hisy faty hiampatrampatra eo aminareo;
Ka dia ho fantatrareo fa Izaho no Jehovah.

8 Nefa hamelako hisy sisa hiany hianareo,
Fa hisy ho afaka amy ny sabatra any amy ny jentilisa,
Rehefa voaely ho any amy ny tany samihafa hianareo.
9 Ary izay afaka aminareo dia hahatsiaro Ahy any amy ny jentilisa izay hitondrana azy ho babo,
Rehefa voatorotoroko ny fony mijangajanga, izay efa niala tamiko,
Sy ny masony, izay mijangajanga manaraka ny sampiny,
Ary haharikoriko azy ny tenany
Noho ny ratsy izay efa nataony, dia ny fahavetavetany rehetra;
10 Ka dia ho fantany fa Izaho no Jehovah,
Ary tsy foana ny nilazako fa hahatonga izany loza izany aminy Aho.

11 Izao no lazainy Jehovah Tompo:
Mameleza amy ny tànanao hianao,
Ary mitotoa amy ny tongotrao, ka manaova hoe:
Indrisy! ny fahavetavetana ratsy rehetra ataon' ny taranaky Isiraely,
Izay ho lavon' ny sabatra sy ny mosary ary ny aretimandringana!
12 Ny lavitra ho fatin' ny aretimandringana,
Ny akaiky ho lavon' ny sabatra,
Ary izay sisa sy izay voaro dia ho faty mosary;
Ka dia hotanterahiko aminy ny fahatezerako.
13 Dia ho fantatrareo fa Izaho no Jehovah,
Rehefa miampatrampatra eny amy ny sampiny manodidina ny alitarany ny voavono ao aminy,—
Eny amy ny havoana andrandraina rehetra,
Eny amy ny tendrombohitra rehetra
Sy eny ambanin' ny hazo maitso rehetra
Sy eny ambanin' ny terebinta misandrahaka rehetra,
Dia eny amin' izay efa nanaterany hanitra ankasitrahana tamy ny sampiny rehetra;
14 Hahinjitro aminy ny tànako,
Ary ny tany any amy ny fonenany rehetra
Dia hataoko lao sy foana mihoatra noho ny efitry Dibla;
Ka dia ho fantany fa Izaho no Jehovah.

*Ny amy ny handringanana ny Isiraely.*

VII. ARY tonga tamiko ny teniny Jehovah nanao hoe:
2 Ary hianao, ry zanak' olona, dia izao no lazainy Jehovah Tompo amy ny tanin' ny Isiraely:
Injao ny farany!
Eny, mby akaiky ny farany ho amy ny vazan-tany efatra.

[1] *Na:* tsangam-batonareo.

3 Ankehitriny dia mby akaiki-
nao ny farany,
Ary halefako aminao ny faha-
tezerako,
Dia hotsaraiko araka ny ale-
hanao hianao,
Ka hatambesatro aminao ny
fahavetavetanao rehetra.
4 Ary tsy hiantra anao ny ma-
soko, sady tsy hamindra fo
Aho;
Fa hatambesatro aminao ny
làlanao,
Ary ny fahavetavetanao dia
ho eo aminao,
Ka dia ho fantatrareo fa Izaho
no Jehovah.

5 Izao no lazainy Jehovah
Tompo:
Injao! avy ny loza, dia loza
izay tsy misy toa azy![1]
6 Injao ny farany! Eny, mby
akaiky ny farany;
Mifoha hamely anao iny, indro,
efa mby akaiky iny.
7 Mby akaiky ny anjaranao,
ry mponina amy ny
tany;
Mby akaiky ny fotoana, efa
antomotra ny andro,
Dia akoran' ady, fa tsy fiho-
biana, eny an-tendrombo-
hitra.
8 Ary vetivety foana dia hampi-
diniko aminao ny fahateze-
rako
Ary hotanterahiko aminao ny
fahavinirako;
Ka hotsaraiko araka ny ale-
hanao hianao
Ary hatambesatro aminao ny
fahavetavetanao.
9 Ary tsy hiantra anao ny ma-
soko, sady tsy hamindra fo
Aho;
Hatambesatro aminao ny làla-
nao,
Ary ny fahavetavetanao dia
ho eo aminao,
Ka dia ho fantatrareo fa Izaho
Jehovah no mamely.

10 Indro ny andro, indro, mby
akaiky iny!
Miseho ny anjaranao,
Mamony ny tsorakazo,
Manorobona ny avonavona!
11 Ny fanaovana an-keriny dia
mitsangana ho tsora-kazo
hamelezana ny faharatsia-
na;
Tsy hisy sisa intsony aminy,
na ny hamaroany, na ny
hareny,[2]
Na ny zava-mendrika eo ami-
ny.
12 Mby akaiky ny fotoana, anto-
motra ny andro;
Aoka tsy hifaly ny mpividy,
Ary aoka halahelo ny mpiva-
rotra;
Fa iharan' ny fahatezerana
mirehitra ny hamaroany re-
hetra.
13 Fa ny mpivarotra tsy hifodian'
izay efa lafony,
Na dia mbola isan' ny velona
aza izy;
Fa ny fahitana ny amy ny
hanjo ny hamaroany dia tsy
hitsoaka,
Ary tsy hisy hampahery ny
ainy amy ny helony.
14 Efa nitsoka ny trompetra izy
ka nahavonona ny zavatra
rehetra,
Nefa tsy misy mankany amy
ny ady,
Satria iharan' ny fahatezerako
mirehitra ny hamaroany re-
hetra.

15 Ny sabatra no eny ivelany,
Ary ny areti-mandringana sy
ny mosary kosa no ao ana-
tiny;
Izay any an-tsaha dia ho fatin-
tsabatra,
Ary izay any an-tanàna kosa

[1] *Heb.* loza iray. [2] *Na:* ny hamaroany mitabataba sy mireondreona.

dia ho levon' ny mosary sy ny areti-mandringana.
16 Ary na dia misy afa-mandositra aza,
Dia ho eny an-tendrombohitra izy ka ho toy ny voromailala an-dohasaha :
Izy rehetra dia samy hitoloko avokoa noho ny helony.
17 Hiraviravy ny tànana rehetra,
Ary ho rano ny lohalika rehetra ;
18 Hisikina lamba fisaonana [1] koa izy,
Ka hanafotra azy ny horohoro,
Dia ho menatra ny tava rehetra,
Ary hibory ny lohan' izy rehetra.

19 Ny volafotsiny dia hariany eny an-dàlambe,
Ary ny volamenany hataony ho maharikoriko—
Ny volafotsiny sy ny volamenany tsy hahavonjy azy amy ny andro fahatezerany Jehovah,
Tsy hahavoky ny fanahiny na hahafeno ny kibony izany—
Fa tonga fahatafintohinana mahameloka azy.
20 Fa ny firàvany tsara tarehy
Dia nataony ho rehareha [2]
Sady nentiny nanao ireo sary fahavetavetany, dia ireo zava-dratsiny,
Koa izany no efa nanaovako ireny ho zava-maharikoriko azy.
21 Ary hatolotro ho babo eny an-tànan' ny hafa firenena izy,
Eny, ho babo ho any ny ratsy fanahy amy ny tany,
Ka holotoin' ireny izy.
22 Dia hiamboho azy koa Aho,
Ka holotoiny ny rakitro ;
Fa hiditra ao aminy ny mpandroba ka handoto azy.

23 Manefe gadra,
Fa efa feno fitsarana ny amy ny fandatsahan-dra ny tany,
Ary feno fampahoriana ny tanàna.
24 Ka dia hitondra izay jentilisa ratsy indrindra Aho,
Ary ho lasan' ireny ny tranony ;
Dia hatsahatro ny avonavon' ny mahery,
Ary holotoina ny fitoerany masina.
25 Ho avy ny fandringanana ; [3]
Ary hitady fiadanana izy, fa tsy hisy.
26 Mifanontona ny fandravana,
Ary mifanindry ny filazandoza ;
Dia manontany fahitana amy ny mpaminany izy,
Fa tsy misy lalàna intsony amy ny mpisorona,
Na fahendrena amy ny antipanahy.
27 Hitomany ny mpanjaka, eny, hitafy fahatalanjonana ny andriana,
Ary hangovitra ny tànan' ny vahoaka ;
Araka ny alehany no hataoko aminy,
Ary hotsaraiko araka ny fitsarana nataony izy,
Ka dia ho fantany fa Izaho no Jehovah.

*Fahitana ny amy ny nanarahan' ny olona tany Jerosalema ny fombantsampy.*

VIII. ARY tamy ny andro fahadimy tamy ny volana fahenina tamy ny taona fahenina, raha nipetraka tao an-tranoko aho, ary nipetraka teo anatrehako ny loholon' ny Joda, dia nilatsaka

[1] *Heb.* lamba malailay. [2] *Na:* Fa nataony firavaka tsara tarehy ho entiny mirehareha ireny. [3] *Na:* fampangovitana.

tamiko ny tànany Jehovah Tompo.
2 Ary hitako fa, indro, nisy nitare-
hin' afo; hatramy ny valahany no
ho midina dia afo; ary hatramy ny
valahany no ho miakatra kosa dia
nitarehin-java-mamirapiratra, dia
toy ny volon' ny metaly mamirapi-
ratra. 3 Ary nisy nitarehin-tànana
nahinjiny, ka noraisiny tamy ny
voloko aho, dia nisy fanahy [1] na-
nainga ahy ho eny anelanelan' ny
tany sy ny lanitra ka nitondra ahy
ho any Jerosalema tamy ny fahitana
avy amin' Andriamanitra, ho eo
amy ny vavahadin' ny kianja ana-
tiny, izay manatrika ny avaratra,
dia ilay nisy ny sarin-javatra fam-
pahasaro-piaro, dia ilay mampaha-
saro-piaro. 4 Ary, indro, teo ny
voninahitr' Andriamanitry ny Isi-
raely, tahaka ilay fahitana efa hitako
teo amy ny lohasaha.

5 Dia hoy Izy tamiko: Ry zanak'
olona, atopazy kely amy ny làlana
mianavaratra ny masonao. Dia na-
topiko tamy ny làlana mianavaratra
ny masoko, ka, indro, eny avaratry
ny vavahadin' ny alitara no nisy ilay
sarin-javatra fampahasaro-piaro teo
amy ny fidirana.

6 Dia hoy koa Izy tamiko: Ry
zanak' olona, hitanao va izay ataon'
ireo, dia ny fahavetavetana lehibe
izay ataon' ny taranaky Isiraely eto
ka mampanalavitra Ahy amy ny
fitoerako masina? Mbola hahita
fahavetavetana lehibe koa hianao.

7 Dia nentiny ho eo amy ny vava-
hadin' ny kianja aho; ary hitako
fa, indro, nisy loaka teo amy ny
ampiantany. 8 Dia hoy Izy tamiko:
Ry zanak' olona, loahy ny ampian-
tany; dia noloahako ny ampiantany,
ka, indro, nisy varavarana. 9 Ary
hoy Izy tamiko: Midira, ka jereo
ny fahavetavetana lehibe ataony
eto. 10 Dia niditra aho ka nahita,
ary, indreo, nisy sarin' ny biby man-
dady sy mikisaka rehetra sy ny biby
hafa, dia izay fahavetavetana, sy ny
sampy rehetra any ny taranaky
Isiraely, voasoratra teo amy ny
rindrina manodidina. 11 Ary nisy
olona fito-polo lahy, isan' ny loholon'
ny taranaky Isiraely, nitsangana
teo anoloan' ireo, ary Jazania, zana-
ky Safana, nitsangana teo afovoany,
samy nitondra ny loviany fandoroana
ditin-kazo manitra teny an-tànany
avy, ary ny setroky ny ditin-kazo
manitra dia nidonaka.

12 Ary hoy Izy tamiko: Ry
zanak' olona, efa hitanao va ny
ataon' ny loholon' ny taranaky Isi-
raely amy ny maizina, dia samy ao
amy ny efi-tranony misy sary? [2] Fa
hoy izy: Jehovah tsy mahita anay;
efa nahafoy ny tany Izy. 13 Ary
hoy koa Izy tamiko: Mbola hahita
fahavetavetana lehibe izay ataony
koa hianao.

14 Dia nentiny ho eo anoloan' ny
vavahadin' ny tranony Jehovah, izay
manatrika ny avaratra aho; ary,
indreo, nisy vehivavy nipetraka teo,
nitomany any Tamoza. 15 Dia hoy
Izy tamiko: Hitanao va izany, ry
zanak' olona? Mbola hahita faha-
vetavetana lehibe noho ireto koa
hianao.

16 Dia nentiny ho eo amy ny
kianja anatiny amy ny tranony Je-
hovah aho, ary, indro, teo am-bara-
varan' ny tempoliny Jehovah, dia
teo anelanelan' ny lavarangana fidi-
rana sy ny alitara, dia nisy tokony
ho dimy amby roa-polo lahy niam-
boho ny tempoliny Jehovah ka nana-
trika ny atsinanana; ary ireo dia
niankohoka manandrify ny masoan-
dro, nanatrika ny atsinanana.

17 Dia hoy Izy tamiko: Hitanao
va izany, ry zanak' olona? Moa
ataon' ny taranaky Joda ho kely
loatra va ny nanaovany ny fahave-
tavetana izay ataony eto, no fenoiny
fampahoriana koa ny tany, ka mam-
pahatezitra Ahy lalandava izy; ary
indro izy nanainga ny rantsan-kazo
ho amy ny orony. 18 Ary Izaho

[1] *Na:* rivotra.

[2] *Na:* tsara soratra.

kosa dia hamely amy ny fahateze-
rako; tsy hiantra ny masoko, sady
tsy hamindra fo Aho; ary na dia
mitaraina mafy eo an-tsofiko aza izy,
dia tsy hihaino azy Aho.

*Ny amin' ireo lehilahy nirahina hamely any Jerosalema.*

IX. ARY niantso tamy ny feo
mahery teo anatrehako
Jehovah ka nanao hoe: Manakeke
hianareo, ry mpiambina ny tanàna,
ka samia mitondra ny fiadiany eny
an-tànany avy ho enti-mandringana.
2 Ary, indreo, nisy lehilahy enina
avy tamy ny làlana mankamy ny
vavahady ambony, izay manatrika
ny avaratra, sady samy nitondra ny
fiasany fanorotoroana teny an-tànany
avy izy; ary ny anankiray tamin'
ireo dia nitafy rongony fotsy, sady
nisy fitoeran-dranomaintin' ny mpa-
noratra teo am-balahany; ary nidi-
tra izy ireo ka nitsangana teo anilan'
ny alitara varahina. 3 Ary ny
voninahitr' Andriamanitry ny Isi-
raely efa niakatra niala teo amy ny
kerobima, izay nitoerany, ho eo amy
ny tokonam-baravaran' ny trano,
ary Izy niantso ilay olona nitafy
rongony fotsy, izay nisy fitoeran-
dranomaintin' ny mpanoratra teo
am-balahany.
4 Ary hoy Jehovah taminy:
Mandehana mamaky ny tanàna, dia
Jerosalema, ka asio marika[1] ny
handrin' ny olona izay misento sy
mitaraina noho ny fahavetavetana
rehetra atao eo aminy. 5 Ary reko
Izy nanao tamy ny sasany hoe:
Mandehana manaraka azy hianareo
hamaky ny tanàna, ka mameleza;
aoka tsy hamindra fo aminy ny
masonareo, ary aza ananana antra
izy. 6 Fa na lahy antitra, na za-
tovo, na virijina, na zaza madinika,
na vehivavy, dia aringano avokoa;
fa izay olona misy ilay marika hiany
no aza kasihina; ary atombohy
hatreo amy ny fitoerako masina
izany. Dia nanomboka tamy ny
lahy antitra izay teo anoloan' ny
trano ireo. 7 Ary hoy Izy taminy:
Lotoy ny trano, ary fenoy faty ny
kianja; dia mivoaha hianareo. Ary
dia nivoaka izy ka namely ny tao
an-tanàna.
8 Ary raha mbola namely izy, ary
izaho hiany no sisa teo, dia nianko-
hoka aho ka nitaraina hoe: Indri-
sy! Jehovah Tompo ô! haringanao
va ny sisa rehetra amy ny Isiraely
amin' izao ampidinanao ny fahate-
zeranao aminy Jerosalema izao?
9 Dia hoy Izy tamiko: Lehibe
dia lehibe ny heloky ny taranaky
ny Isiraely sy ny Joda, ary feno
ran' olona nalatsaka ny tany, sady
feno fitsarana miangatra ny tanàna,
satria hoy izy: Jehovah efa naha-
foy ny tany, ary Jehovah tsy ma-
hita. 10 Ary Izaho kosa, dia tsy
hiantra ny masoko, sady tsy hamin-
dra fo Aho, fa hatsingeriko ho eo
an-dohany ny nataony.[2]
11 Ary, indro, ralehilahy, ilay
nitafy rongony fotsy sady nisy
fitoeran-dranomainty teo am-balaha-
ny, dia nitondra teny niverina na-
nao hoe: Efa vitako izay nandidia-
nao ahy.

*Fahitana ny amy ny handoroana any Jerosalema, sy ny hialan' ny voninahitry Jehovah aminy.*

X. ARY hitako fa, indro, teo am-
bonin' ny eloelo izay teo
ambonin' ny lohan' ny kerobima dia
nisy tahaka ny vato safira; tahaka
ny endriky ny seza fiandrianana no
fijery azy; ary Jehovah[3] niseho teo
amboniny. 2 Ary niteny tamin-
dralehilahy nitafy rongony fotsy Izy
nanao hoe: Midira eo anelanelan' ny
kodia, dia eo ambanin' ny kerobima,
ary fenoy vain' afo avy eo anelane-
lan' ny kerobima ny tànanao roa,
ka afafazo amy ny tanàna izany.
Dia niditra teo imasoko izy.
3 Ary ny kerobima nitsangana

---

[1] *Heb.* marika mitanambokovoko. [2] *Heb.* làlany. [3] *Heb.* Izy.

teo amy ny ankavanan' ny trano,
raha niditra ralehilahy; ary feno
ilay rahona ny kianja anatiny. 4
Dia niakatra niala teo amy ny kero-
bima ny voninahitry Jehovah ho
eo amy ny tokonam-baravaran' ny
trano; ary feno ilay rahona ny
trano, ary ny kianja dia feno ny
famirapiratan' ny voninahitry Jeho-
vah. 5 Ary ny fikopakopaky ny
elatry ny kerobima dia re hatrany
amy ny kianja ivelany, toy ny feon'
Andriamanitra Tsitoha, raha miteny.

6 Ary rehefa nodidiany ralehilahy
nitafy rongony fotsy, nataony hoe:
Manalà afo avy eo anelanelan' ny
kodia, eo anelanelan' ny kerobima,
dia niditra izy ka nitsangana teo
anilan' ny kodia. 7 Ary ny kero-
bima anankiray naninjitra ny tànany
avy teo anelanelan' ny kerobima,
tamy ny afo izay teo anelanelan' ny
kerobima, dia nangalany ka nataony
teny amy ny tànan-droan' ilay nitafy
rongony fotsy; ary rehefa nandray
izany ralehilahy, dia nivoaka. 8
Ary nisy nitarehin-tànan' olona
niseho teo ambanin' ny elatry ny
kerobima.

9 Ary hitako fa, indreo, nisy
kodia efatra teo anilan' ny kerobi-
ma, dia kodia iray avy teo anilan'
ny isan-kerobima; ary ny tarehin'
ny kodia dia toy ny volon' ny vato
krysolita. 10 Ary izy efatra dia
nitovy tarehy, toy ny kodia anatin'
ny kodia. 11 Raha nandeha izy,
dia nandeha tamy ny hitsin' ny
lafiny efatra; tsy niherika izy raha
nandeha, fa tamy ny hitsin' izay
natrehin' ny lohany hiany no nale-
hany; tsy niherika izy raha nan-
deha. 12 Ary feno maso manodi-
dina ny tenany [1] rehetra sy ny lamo-
siny sy ny tànany sy ny elany mba-
my ny kodia; izy efatra dia samy
nisy kodia avokoa. 13 Ny amy ny
kodia dia reko nisy niantso azy hoe:
Ry kodia! [2] 14 Ary samy nanana
tarehy efatra avy izy: ny tarehin' ny
voalohany dia nitarehin-kerobima,
ary ny tarehin' ny faharoa dia nitare-
hin' olona, ary ny fahatelo nitarehin-
diona, ary ny fahefatra nitarehim-
boromahery. 15 Ary niakatra ny ke-
robima. Izany dia ilay zava-manan-
aina hitako teo amoron' ny ony
Kebara hiany. 16 Ary raha nan-
deha ny kerobima, dia mba nandeha
teo anilany koa ny kodia; ary raha
nasandratry ny kerobima ny elany
hiainga tsy hipaka amy ny tany, dia
tsy nisaraka taminy koa ny kodia.
17 Raha nijanona izy, dia mba nija-
nona koa ireo; ary raha niainga
izy, dia mba niainga koa ireo; fa ny
fanahin' ny zava-manan-aina no tao
aminy.

18 Dia niala avy teo ambonin' ny
tokonam-baravaran' ny trano ny
voninahitry Jehovah ka nijanona
teo ambonin' ny kerobima. 19 Ary
nasandratry ny kerobima ny elany,
ka niainga tsy nipaka tamy ny tany
teo imasoko izy, raha nivoaka, ary
teo anilany ny kodia; ary samy
nijanona teo anoloan' ny vavahady
atsinanana amy ny tranony Jehovah
izy ireo; ary ny voninahitr' Andria-
manitry ny Isiraely no teo ambo-
niny. 20 Izany dia ilay zava-
manan-aina hitako teo ambanin'
Andriamanitry ny Isiraely teo amo-
ron' ny ony Kebara; ary fantatro
fa kerobima ireo. 21 Samy nanana
tarehy efatra avy izy, sady samy
nanana elatra efatra avy koa; ary
nisy nitarehin-tànan' olona teo am-
banin' ny elany. 22 Ary ny endriky
ny tarehiny dia nitovy tamin' ilay
efa hitako teo amoron' ny ony
Kebara hiany, dia ny endriny sy ny
tenany; ary ny hitsin' ny tavany
no nalehany.

*Filazana ny amy ny loza hanjo, sy fampanantenana ny famindrampo.*

XI. ARY nisy fanahy [3] nanainga
ahy koa, dia nitondra ahy

[1] *Heb.* nofony. [2] *Na:* Mikodiadiava! [3] *Na:* rivotra.

ho eo amy ny vavahady atsinanana
amy ny tranony Jehovah, dia ilay
manatrika ny atsinanana; ary, in-
dreo, nisy olona dimy amby roa-
polo lahy teo anoloan' ny vavahady;
dia hitako teo amin' ireo Jazania,
zanaky Azora, sy Pelatia, zanaky
Benaia, lehiben' ny vahoaka.

2 Dia hoy Izy tamiko: Ry zanak'
olona, ireo no lehilahy izay mamo-
ron-tsain-dratsy sady manolo-tsain-
dratsy eto amin' ity tanàna ity, 3
dia izay manao hoe: Mbola lavitra
ny hanaovana trano; ity *tanàna* ity
no vilany, ary isika no hena; 4 ka
dia maminania hamely azy, eny, ma-
minania, ry zanak' olona.

5 Ary tonga tao amiko ny Fana-
hiny Jehovah, ka hoy Izy tamiko:
Lazao hoe: Izao no lazainy Jehovah:
Izany no fiteninareo, ry taranaky
Isiraely, ary fantatro izay rehetra
ao an-tsainareo.

6 Hianareo efa nahamaro ny voa-
vononareo teto amin' ity tanàna ity,
ary ny làlambeny efa nofenoinareo
faty. 7 Koa izao no lazainy Jeho-
vah Tompo: Ny voavononareo, izay
nataonareo tao aminy, no hena, ary
ity *tanàna* ity no vilany; nefa ha-
voaka avy ao aminy hianareo. 8
Natahotra ny sabatra hianareo; nefa
hataoko mahatratra anareo hiany
ny sabatra, hoy Jehovah Tompo. 9
Ary havoakako avy ato aminy hia-
nareo ka hatolotro ho eny an-tànan'
ny hafa firenena, ary hanao fitsarana
aminareo Aho. 10 Ho lavon' ny
sabatra hianareo; any amy ny sisin-
tanin' ny Isiraely no hitsarako ana-
reo, ka dia ho fantatrareo fa Izaho
no Jehovah. 11 Ity *tanàna* ity tsy
ho vilaninareo, ary hianareo tsy ho
hena ato anatiny; fa any amy ny
sisin-tanin' ny Isiraely no hitsarako
anareo, 12 ka dia ho fantatrareo fa
Izaho no Jehovah, satria tsy nandeha
araka ny lalàko hianareo na nana-
raka ny fitsipiko, fa araka ny fitsi-
piky ny jentilisa izay manodidina
anareo hiany no nataonareo.

13 Ary raha mbola naminany
aho, dia maty Pelatia, zanaky Be-
naia. Dia niankohoka aho ka nita-
raina tamy ny feo mahery nanao
hoe: Indrisy! Jehovah Tompo ô,
holevoninao va ny hany sisa amy ny
Isiraely?

14 Ary tonga tamiko ny teniny
Jehovah nanao hoe: 15 Ry zanak'
olona, ny rahalahinao, eny, ny raha-
lahinao no andraikitrao,[1] dia ny
taranaky Isiraely rehetra, izay nite-
nenan' ny mponina any Jerosalema
hoe: Manalavira any Jehovah;
izahay no nomena ity tany ity ho
lova.

16 Koa lazao hoe: Izao no la-
zainy Jehovah Tompo: Na dia nam-
pandehaniko lavitra any amy ny
jentilisa aza izy ka naeliko tany amy
ny tany maro, dia ho fitoerana ma-
sina ho azy vetivety [2] Aho any amy
ny tany izay alehany.

17 Koa lazao hoe: Izao no lazainy
Jehovah Tompo: Hovoriko avy any
amy ny firenena hianareo, ary han-
goniko avy any amy ny tany izay
nampielezana anareo, ka homeko ny
tanin' ny Isiraely hianareo. 18 Ary
ho tonga ao izy ka hanaisotra ny
zava-dratsiny rehetra sy ny faha-
vetavetany rehetra. 19 Dia homeko
fo iray izy, ary hasiako fanahy vao-
vao ao anatinareo; ary hesoriko amy
ny nofony ny fo vato, ka homeko fo
nofo izy, 20 mba handehanany araka
ny didiko sy hitandremany ny fitsi-
piko ka hanarahany izany, ary izy
dia ho oloko, ary Izaho ho Andria-
maniny.

21 Fa ny amin' izay manana fo
manina ny zava-dratsiny [3] sy ny
fahavetavetany, dia hatsingeriko ho
eo an-dohany hiany ny nataony,[4] hoy
Jehovah Tompo.

22 Dia nasandratry ny kerobima
ny elany sy ny kodia teo anilany;

---

[1] *Na:* iray firazanana aminao.
[2] *Na:* kely ho azy.
[3] *Heb.* manaraka ny fon' ny zava-dratsiny.
[4] *Heb.* làlany.

ary ny voninahitr' Andriamanitry
ny Isiraely no teo amboniny. 23
Ary ny voninahitry Jehovah nia-
katra niala tao amy ny tanàna ka
nijanona teo an-tampon' ny tendrom-
bohitra atsinanan' ny tanàna.

24 Dia nisy fanahy[1] nanainga
ahy tamy ny fahitana, dia tamy ny
Fanahin' Andriamanitra, ka niton-
dra ahy ho any Kaldea ho any amy
ny babo. Dia niakatra niala ta-
miko ny fahitana izay efa hitako.
25 Ary nolazaiko tamy ny babo ny
teny rehetra izay nasehony Jehovah
ahy.

*Ny nasain' Andriamanitra nataony Ezekiela hahalalan' ny Isiraely fa samy ho lasan-ko babo, na ny mpanjaka, na ny vahoaka.*

XII. ARY tonga tamiko ny te-
niny Jehovah nanao hoe:
2 Ry zanak' olona, hianao monina
eto amy ny taranaka maditra,
izay mana-maso hahitana, nefa tsy
mahita, ary manan-tsofina handre-
nesana, nefa tsy mandre; fa tara-
naka maditra izy. 3 Koa hianao,
ry zanak' olona, mifeheza entana
handeha hifindra ho any amy ny
fahababoana, ka miaingà antoandro
eo imasony; ary mialà eo imasony
eo amin' izay itoeranao ho any amy
ny fitoerana hafa; angamba mba ho
fantany fa taranaka maditra izy.
4 Dia havoakanao antoandro eo ima-
sony ny entanao, toy ny entan' ny
olona handeha ho any amy ny faha-
baboana; fa ny tenanao kosa dia
hivoaka hariva eo imasony toy ny
fivoaky ny handeha ho any amy ny
fahababoana. 5 Boroboahy eo ima-
sony ny mànda, ka ao no amoahy ny
entanao. 6 Ataovy an-tsoroka eo
imasony no fitondranao azy, ka ento
mivoaka, rehefa maizina dia maizina
ny andro; saròny ny tavanao mba
tsy hahitanao ny tany; fa efa na-
taoko ho famantarana mahagaga ho
any ny taranaky Isiraely hianao.

7 Dia nanao araka izay efa nan-
didiana ahy aho, ka nentiko nivoaka
antoandro ny entako, toy ny entan'
ny olona handeha ho any amy ny
fahababoana, ary nony hariva dia
noboroboahako tamy ny tànako ny
mànda, ka nony efa maizina dia mai-
zina ny andro, dia nentiko nivoaka
izany, ka teny an-tsoroka no niton-
drako azy teo imasony.

8 Ary nony maraina dia tonga
tamiko ny teniny Jehovah nanao
hoe: 9 Ry zanak' olona, moa ny
taranaky Isiraely, izay taranaka
maditra, tsy manontany aminao hoe
va: Inona izao ataonao izao? 10
Ambarao aminy hoe: Izao no la-
zainy Jehovah Tompo: Ity famina-
niana ny loza ity dia ho amy ny
mpanjakany Jerosalema sy ny ta-
ranaky Isiraely rehetra izay ao
aminy.

11 Lazao hoe: Izaho dia faman-
tarana mahagaga ho anareo, koa
tahaka izay ataoko no hatao amin'
ireo; hifindra sy ho lasan-ko babo
izy. 12 Ary ny mpanjaka izay ao
aminy dia hitondra *ny entany* eny
an-tsorony nony efa maizina dia
maizina ny andro ka hivoaka; hobo-
roboahan' ny olona ny mànda ha-
moahana azy; hanarona ny tavany
izy mba tsy ho hitan' ny masony ny
tany. 13 Ary ny fandrika hara-
toko dia hovelariko aminy, ka ho
voan' ny fandrika izy; dia ho en-
tiko any Babylona any amy ny
tanin' ny Kaldeana izy, ary tsy
hahita izany, nefa ho faty any
hiany.

14 Ary izay rehetra manodidina
azy, dia ny mpanampy azy sy ny
miaramilany rehetra, haeliko ho amy
ny rivotra rehetra, sady hanatsoaka
sabatra ho enti-manenjika azy Aho.
15 Ary dia ho fantany fa Izaho no
Jehovah, raha ahahako any amy ny
jentilisa sy ampieleziko any amy ny
tany samihafa izy.

16 Nefa hamelako olom-bitsy hia-

[1] *Na:* rivotra.

ny izy ho sisa tsy ho ringan' ny
sabatra sy ny mosary sy ny areti-
mandringana, mba hisy hitantara ny
fahavetavetany rehetra any amy ny
jentilisa izay alehany; ka dia ho
fantany fa Izaho no Jehovah.
17 Tonga tamiko ny teniny Jeho-
vah nanao hoe: 18 Ry zanak' olona,
hano amin-korohoro ny haninao, ary
sotroy amin-kovitra sy amin' ahiahy
ny ranonao. 19 Ary lazao amy ny
vahoaka hoe: Izao no lazainy Jeho-
vah Tompo ny amy ny mponina ao
Jerosalema, ao amy ny tanin' ny
Isiraely: Amin' ahiahy no hihina-
nany ny haniny, ary amim-pahata-
lanjonana no hisotroany ny ranony,
mba ho foana mihitsy ny tany, ka
tsy hisy na inona na inona ao, noho
ny fandozan' izay rehetra monina ao
aminy. 20 Dia ho rava ny tanàna
onenana, ary ho lao ny tany; ka
dia ho fantatrareo fa Izaho no Je-
hovah.
21 Ary tonga tamiko ny teniny
Jehovah nanao hoe: 22 Ry zanak'
olona, ahoana moa izao fitenenana
ataonareo ao amy ny tanin' ny Isi-
raely izao hoe: Mihaela ny andro,
ary tonga tsinontsinona ny fahitana
rehetra? 23 Koa lazao aminy hoe:
Izao no lazainy Jehovah Tompo:
Hatsahatro izany fitenenana izany
ka tsy hatao fiteny ao amy ny Isi-
raely intsony; fa lazao aminy kosa
hoe: Akaiky ny andro sy ny tenin'
ny fahitana rehetra. 24 Fa tsy hisy
fahitana foana intsony na famina-
niana mandrobo ao amy ny tara-
naky Isiraely. 25 Fa Izaho no
Jehovah; hiteny Aho, ary ny teny
lazaiko dia ho to tokoa; tsy haja-
nona ela intsony izany; fa ho amy
ny andronareo, ry taranaka maditra,
no hilazako ny teny sy hanatantera-
hako azy, hoy Jehovah Tompo.
26 Ary tonga tamiko ny teniny
Jehovah nanao hoe: 27 Ry zanak'
olona, indro, ny taranaky Isiraely
manao hoe: Mbola ho ela izany
fahitana hitany izany, ary ny amy
ny fotoana mbola lavitra no vina-
niny. 28 Koa lazao aminy hoe:
Izao no lazainy Jehovah Tompo:
Tsy hisy hajanona ela intsony ny
teniko; fa ny teny izay lazaiko dia
hotanterahiko, hoy Jehovah Tompo.

*Ny amin' ireo mpaminany sandoka.*

XIII. ARY tonga tamiko ny te-
niny Jehovah nanao
hoe: 2 Ry zanak' olona, maminania
ny hamelezana ny mpaminanin' ny
Isiraely izay maminany, ka lazao
amin' izay maminany araka ny fony
hoe: Mihainoa ny teniny Jehovah
hianareo. 3 Izao no lazainy Jeho-
vah Tompo: Lozan' ny mpaminany
adala, izay manaraka ny fanahiny
sy ny zavatra tsy hitany.
4 Tahaka ny amboahaolo any an-
tanànaolo ny mpaminaninao, ry Isi-
raely. 5 Tsy niakatra ho eo amy
ny banga hianareo, sady tsy nanao
mànda hiarovana ny taranaky Isi-
raely mba hifaharany amy ny ady
amy ny androny Jehovah. 6 Ma-
hita zava-poana sy faminaniana lain-
ga ireo izay manao hoe: Hoy Jeho-
vah,—nefa tsy nirahiny Jehovah
izy tsinona, hahazoany manantena
ny hahatovan' ny teny. 7 Moa tsy
fahitana tsy izy no hitanareo, ary
faminaniana lainga no lazainareo,
raha hoy hianareo: Jehovah no
nilaza izany; kanefa tsy nilaza izany
Aho tsinona?
8 Koa izao no lazainy Jehovah
Tompo: Noho ny nilazanareo ano-
ano foana sy ny nahitanareo lainga,
dia, indro, hamely anareo Aho, hoy
Jehovah Tompo. 9 Ary ny tànako
no hamely ny mpaminany izay ma-
hita anoano foana sy maminany
lainga; tsy ho isan' ny mpanolo-
tsainan' ny oloko na ho voasoratra
amy ny bokin' ny taranaky Isiraely
izy sady tsy hiditra ao amy ny
tanin' ny Isiraely; ka dia ho fanta-
trareo fa Izaho no Jehovah Tompo.
10 Noho ny nampiviliany ny
oloko tamy ny nanaovany hoe:
Fiadanana, kanjo tsy nisy fiadanana
tsinona; ary raha manao ampianta-

ny ny oloko, dia, indreo, izy no
mandalotra azy amy ny *feta* tsy
madity, 11 koa lazao amin' izay
mandalotra azy amy ny *feta* tsy
madity fa hirodana izy; hisy ranon-
orana mifafy; eny, milatsaha hia-
nareo, ry havandra vaventy; ary
mifofofofoa hianareo, ry tafio-drivo-
tra. 12 Indro, raha mirodana ny
ampiantany, tsy holazaina aminareo
hoe va: Aiza ny lalotra izay nanda-
loranareo azy?
13 Koa izao no lazainy Jehovah
Tompo: Hampifofofofo ny tafio-dri-
votra amy ny fahatezerako Aho;
ary hisy ranonorana mifafy amy ny
fahatezerako sy havandra vaventy
amy ny fahavinirako hahafongana
azy. 14 Dia harodako ny ampiantany
izay nolalorinareo tamy ny *feta* tsy
madity, ka ho fongotra hatramy ny
tany izy, ary hiseho ny fanambani-
ny; eny, hirodana izy, ka haringana
ao anatiny hianareo; ka dia ho fan-
tatrareo fa Izaho no Jehovah. 15
Dia hotanterahiko amy ny ampian-
tany sy izay mandalotra azy amy ny
*feta* tsy madity ny fahatezerako, ary
holazaiko aminareo hoe: Tsy misy
intsony ny mànda sy izay mpanda-
lotra azy, 16 dia ny mpaminanin'
ny Isiraely izay maminany ny aminy
Jerosalema sy izay mahita fahitana
fiadanana ho azy, kanjo tsy misy
fiadanana tsinona, hoy Jehovah
Tompo.
17 Koa hianao, ry zanak' olona,
handrino mafy ny zanakavavin' ny
firenenao, izay manao faminaniana
araka ny fony, ary maminania ny
hamelezana azy, 18 ka ataovy hoe:
Izao no lazainy Jehovah Tompo:
Lozan' ny vehivavy rehetra izay
manjaitra fono ho ao amy ny fama-
vanin' ny tànana[1] rehetra, ary
manao fisaronana antonona amy ny
loha samihafa rehetra mba hihaza
fanahy! Ny fanahin' ny oloko dia
hazainareo, nefa ny fanahinareo kosa
velominareo! 19 Ary manamavo
Ahy ao amy ny oloko hianareo noho
ny vary hordea eran-tànan-ila sy ny
sombi-mofo, mba hahafaty ny fanahy
izay tsy tokony ho faty ary hahave-
lona ny fanahy izay tsy tokony ho-
velomina, amy ny andainganareo
amy ny oloko izay mihaino ny lain-
ganareo.
20 Koa izao no lazainy Jehovah
Tompo: Indro, hosimbako ny fono-
nareo, izay entinareo hihaza ny fa-
nahy any, mba hahafahan' ireny
hanidina, eny, hotriariko hiala amy
ny sandrinareo izy, ka halefako
hanidina ny fanahy izay nohazaina-
reo. 21 Hotriariko koa ny fisarona-
nareo, ka hovonjeko ho afaka amy
ny tànanareo ny oloko, dia tsy ho
azon' ny tànanareo ho haza intsony
izy; ka dia ho fantatrareo fa Izaho
no Jehovah. 22 Satria lainga no
entinareo mampalahelo ny fon' ny
marina, izay tsy nampalaheloviko,
sady entinareo manatanjaka ny
tànan' ny ratsy fanahy, tsy hialany
amy ny làlan-dratsiny mba hamelo-
mana azy, 23 dia tsy hahita anoano
foana na hanao faminaniana intsony
hianareo; fa hovonjeko ho afaka
amy ny tànanareo ny oloko; ka dia
ho fantatrareo fa Izaho no Jehovah.

*Anatra ho any ny mpanompo sampy, sy filazana ny hanjo azy.*

XIV. DIA nisy loholon' ny Isi-
raely tonga tao amiko
ka nipetraka teo anoloako. 2 Ary
tonga tamiko ny teniny Jehovah
nanao hoe: 3 Ry zanak' olona, ireto
olona ireto efa nampiorina ny sampi-
ny ao am-pony, ary ny fahatafinto-
hinana mahameloka azy dia apetra-
ny eo anoloany. Moa hety hanon-
tanian' ireto va Aho? 4 Koa mite-
nena aminy hoe: Izao no lazainy
Jehovah Tompo: Ny amy ny olona
rehetra amy ny taranaky Isiraely
izay mampiorina ny sampiny ao am-
pony ary mametraka ny fahatafinto-
hinana mahameloka azy eo anoloany

[1] *Na:* tànako.

ary manatona ny mpaminany,—
Izaho Jehovah no hamaly azy araka
ny habetsaky ny sampiny, 5 mba
hisamborako ny taranaky Isiraely
amy ny fony, satria efa nihemotra
niala tamiko izy rehetra noho ny
sampiny.

6 Koa ataovy amy ny taranaky Isiraely hoe: Izao no lazainy Jehovah Tompo: Mibebaha, dia miambohoa ny sampinareo sy ny fahavetavetanareo rehetra; eny, miambohoa ireny.
7 Fa na iza na iza amy
ny taranaky Isiraely, na amy ny vahiny izay mivahiny eo amy ny Isiraely, no misaraka amiko ka mampiorina ny sampiny ao am-pony ary mametraka ny fahatafintohinana mahameloka azy eo anoloany sady manatona ny mpaminany hanontany amiko, dia Izaho Jehovah hiany no hamaly azy araka izay toetro;
8
ary hanandrina izany olona izany ny tavako, ka hataoko mahita loza izy mba ho famantarana sy ho ohabolana, ary hofongorako tsy ho eo amy ny oloko izy; ka dia ho fantatrareo fa Izaho no Jehovah.

9 Ary raha misy voataona ny mpaminany ka milaza zavatra, dia Izaho Jehovah no nitaona izany mpaminany izany; ary hahinjitro aminy ny tànako, ka hofongorako tsy ho eo amy ny Isiraely oloko izy.
10 Ary hitondra ny heloky ny tenany izy; ny heloky ny mpaminany dia hitovy amy ny helok' izay manontany aminy koa,
11 mba tsy
hialan' ny taranaky Isiraely amiko intsony, ary tsy handotoany ny tenany intsony amy ny fahadisoany rehetra; fa ho oloko izy, ary Izaho ho Andriamaniny, hoy Jehovah Tompo.

12 Ary tonga tamiko indray ny teniny Jehovah nanao hoe:
13 Ry
zanak' olona, raha misy tany manota amiko ka manao izay mahadiso, ary ahinjitro aminy ny tànako, ka tapahiko ny mofo, tohan' ainy, sady andefasako mosary, ary aringako avokoa ny olona sy ny biby,—
14 na dia
ao aza ireto telo lahy ireto, dia Noa sy Daniela ary Joba, dia ny tenany hiany no ho voavonjiny noho ny fahamarinany, hoy Jehovah Tompo.

15 Raha mampandeha biby masiaka eo amy ny tany Aho, ka mandringana ny zana-bahoaka ireny, ary lao ny tany ka tsy azon' olona aleha noho ny biby,—
16 na dia ao aza
ireo telo lahy ireo, raha velona koa Aho, hoy Jehovah Tompo, tsy hahavonjy ny zanani-lahy na ny zananivavy izy; fa ny tenany hiany no ho voavonjy, fa ny tany kosa ho lao.

17 Ary raha mitondra sabatra mamely izany tany izany Aho ka manao hoe: Aoka hotetezin-tsabatra ny tany, ka hofongorako izy, na ny olona na ny biby,—
18 na dia ao aza
ireo telo lahy ireo, raha velona koa Aho, hoy Jehovah Tompo, dia tsy hahavonjy ny zanani-lahy na ny zanani-vavy ireo; fa ny tenany hiany no ho voavonjy.

19 Ary raha mandefa areti-mandringana mamely izany tany izany Aho, sady aidiko aminy ny fahatezerako, dia amy ny *fandatsahan*-dra mba haharingana ny olona sy ny biby ao aminy,—
20 na dia ao aza
Noa sy Daniela ary Joba, raha velona koa Aho, hoy Jehovah Tompo, dia tsy hahavonjy ny zanani-lahy na ny zanani-vavy ireo, fa ny tenany hiany no ho voavonjiny noho ny fahamarinany.

21 Fa izao no lazainy Jehovah Tompo: Koa mainka raha alefako hamely any Jerosalema izao fitsarako efatra mandoza izao, dia ny sabatra sy ny mosary sy ny biby masiaka ary ny areti-mandringana, mba hahafongotra azy, na olona na biby!

22 Kanefa, indro, hisy sisa afaka hiany izy ho entina mivoaka, dia ny zanakalahy sy ny zanakavavy; indro, hivoaka ho any aminareo ireo, ka ho hitanareo ny alehany sy ny ataony, dia hionona hianareo noho ny amy ny loza rehetra izay nataoko mihatra aminy Jerosalema, dia izay

rehetra nataoko mihatra aminy.
23 Eny, hampionona anareo ireo, rehefa hitanareo ny alehany sy ny ataony; ka dia ho fantatrareo fa tsy nataotaoko foana izay rehetra nataoko taminy, hoy Jehovah Tompo.

*Fanoharana mampiseho ny toetry Jerosalema.*

XV. ARY tonga tamiko ny teniny Jehovah nanao hoe:
2 Ry zanak' olona, inona no ihoaran' ny tahom-boaloboka noho ny hazo rehetra, dia ny sakeli-boaloboka izay isan' ny hazo any an-ala?
3 Moa mba fangalan-kazo hatao zavatra akory va izy, na mba fangalana fihantonan-javatra?
4 Indro, hatsipy any anaty afo hataina izy; ny laniny roa ho levon' ny afo, ary ny tenatenany ho may. Ka moa azo atao zavatra akory va izy?
5 Indro, fony izy tsy mbola nahafahana aza, dia tsy azo natao zavatra, koa mainka fa rehefa levon' ny afo sy may izy?
6 Koa izao no lazainy Jehovah Tompo: Toy ny tahom-boaloboka amy ny hazo any an-ala, izay natolotro hataina, dia toy izany no hanolorako ny mponina any Jerosalema.
7 Ary hanandrina azy ny tavako; hiala avy amy ny afo izy, nefa ho levon' ny afo hafa indray; ka dia ho fantatrareo fa Izaho no Jehovah, raha manandrina azy ny tavako.
8 Ary hataoko lao ny tany noho ny nivadihany tamiko, hoy Jehovah Tompo.

*Ny nivadihany Jerosalema, sy ny nahafoizany any Jehovah, ary ny hamaliany azy amin' izany.*

XVI. TONGA tamiko indray ny teniny Jehovah nanao hoe:
2 Ry zanak' olona, ampahafantaro any Jerosalema ny fahavetavetany,
3 ka ataovy hoe: Izao no lazainy Jehovah Tompo aminy Jerosalema: Ny tany Kanana no nahaterahanao sy nahabe anao; Amorita no rainao, ary Hetita no reninao.
4 Ary ny amy ny nahaterahanao, dia tsy voatapaka akory ny tadimpoitrao tamy ny andro nahaterahanao, ary tsy voampandro tamy ny rano hianao, na voahosotra sira, na voahodidina lamban-jaza akory.
5 Tsy nisy maso niantra anao hanao izany aminao, na dia iray akory amin' ireo zavatra ireo aza, mba hamindra fo aminao; fa nariana tany an-tsaha hianao, satria natao ho zava-maharikoriko hianao tamy ny andro nahaterahanao.
6 Ary raha nandalo Aho ka nahita anao nihosinkosina teo amy ny ranao, dia hoy Izaho taminao, raha mbola tamy ny ranao hianao: Ho velona anie hianao; eny, hoy Izaho taminao, raha mbola tamy ny ranao hianao: Ho velona anie hianao.
7 Efa nataoko alinalina, toy ny zavamaniry any an-tsaha, ny isanao, ka nitombo sy nihalehibe ary tonga tsara tarehy tokoa hianao; naniry nono hianao sady naniry volo, nefa mbola nitanjaka sy nihanjahanja hiany.
8 Ary raha nandalo Aho ka nijery anao, dia hitako fa izay no fotoananao, dia ny fotoam-pitiavana; ary narakotro anao ny lambako, ka nosaronako ny fitanjahanao; eny, nianiana taminao Aho ka nanao fanekena taminao, hoy Jehovah Tompo, ka dia efa Ahy hianao.
9 Dia nampandroiko rano hianao, eny, nosasako tsara ho afaka tamy ny ranao, dia nohosorako diloilo.
10 Notafiako lamba misoratsoratra koa hianao sy nokiraroiko hodi-takasy,[1] ary nampisikiniko rongony fotsy madinika sy notafiako amparasily.
11 Noravahako firavaka koa hianao, ka nasiako haba ny tànanao ary rojo ny vozonao.
12 Ary nasiako kavina ny oronao sy ny sofinao ary satroboninahitra tsara tarehy ny lohanao,
13 ka dia niravaka volamena sy volafotsy hianao, ary ron-

[1] *Hoditra voasoka ho menamena, na hodi-biby tsy fantatra.*

gony fotsy madinika sy amparasily
ary lamba misoratsoratra no fitafia-
nao; koba tsara toto sy tantely ary
diloilo no fihinanao; ary efa niha-
tsara tarehy dia nihatsara tarehy
hianao sady nambinina ho miendrik'
andriana. 14 Ary dia niely tany
amy ny jentilisa aza ny lazanao noho
ny hatsaran-tarehinao; fa tanteraka
izany noho ny voninahitro izay na-
taoko taminao, hoy Jehovah Tompo.
15 Kanjo natoky ny hatsaran-
tarehinao hianao ka nijangajanga
noho ny lazanao [1] sady nanaram-po
nijangajanga tamy ny mpandalo
rehetra, ka nafoy ho azy izany. 16
Ary nangalanao ny fitafianao, dia
nanaovanao fitoerana avo ho anao
ka noravahanao sora-damba, ka ni-
jangajanga teo aminy hianao; dia
zavatra izay tsy tokony hiseho na
hisy akory. 17 Ary nalainao koa
ny firavakao tamy ny volamenako
sy ny volafotsiko, izay nomeko anao,
dia nataonao sarin-dehilahy ho anao
ka nijangajanganao; 18 dia nalainao
koa ny fitafianao misoratsoratra ka
natafinao ireo; ary ny diloiloko sy
ny ditin-kazo manitro dia napetra-
kao teo anoloany. 19 Ary ny ha-
niko izay nomeko anao koa, dia ny
koba tsara toto sy ny diloilo ary ny
tantely, izay nafahako anao, dia
napetrakao teo anoloan' ireo ho ha-
nitra ankasitrahana; teo tokoa
izany, hoy Jehovah Tompo.
20 Ary nentinao ny zanakao-lahy
sy ny zanakao-vavy, izay naterakao
ho Ahy, dia novonoinao ho fanatitra
ho an' ireo mba hohaniny. Moa za-
vatra kely va izany fijangajanganao
izany? 21 Ary novonoinao ny za-
nako, fa natolotrao ka nampande-
haninao namaky ny afo ho an' ireo.
22 Ary tamy ny fahavetavetanao
sy ny fijangajanganao rehetra dia
tsy nahatsiaro ny andro fahakele-
zanao hianao, fony hianao nitanjaka
sy nihanjahanja sady nihosinkosina
teo amy ny ranao. 23 Ary rehefa
vitanao izany faharatsianao rehetra
izany (lozanao! lozanao! hoy Jeho-
vah Tompo), 24 dia nanao trano
fijangajangana ho anao hianao sady
nanao fitoerana avo ho anao teny an-
kalalahana rehetra teny. 25 Ary
teny an-tsampanan-dàlana rehetra no
nanaovanao ny fitoerana avonao, ary
novetavetainao ny hatsaran-tare-
hinao, ka nabahanao ho amy ny
mpandalo rehetra ny tongotrao, ary
nampitomboinao ny fijangajanganao.
26 Hianao efa nijangajanga tamy
ny zanaky Egypta be nofo izay mi-
fanila fonenana aminao; ary nampi-
tomboinao ny fijangajanganao ka
nampahatezitra Ahy. 27 Ary, in-
dro, nahinjitro taminao ny tànako,
ka nahenako ny anjara-haninao, ary
natolotro ho amy ny sitrapon' izay
mankahala anao hianao, dia ny za-
nakavavin' ny Filistina, izay mena-
tra noho ny fahavetavetana fanaonao.
28 Ary nijangajanga tamy ny za-
naky Asyria koa hianao noho ny
tsi-fahafaham-ponao; eny, nijanga-
janga taminy hianao, nefa mbola tsy
afa-po hiany. 29 Ary mbola nam-
pandrosoinao hiany ny fijangajan-
ganao hatrany amy ny tanin' ny
mpandranto,[2] dia hatrany Kaldea;
fa na dia tamin' izany aza dia mbola
tsy afa-po hiany hianao. 30 Akory
ny fahamaimain' ny fonao! hoy Je-
hovah Tompo, tamy ny nanaovanao
ireo rehetra ireo, dia ny fanaon' ny
janga tsivalahara! 31 Tamy ny
nanaovanao ny trano fijangajanga-
nao teny an-tsampanan-dàlana re-
hetra sy ny nanaovanao ny fitoerana
avonao teny an-kalalahana rehetra
dia tsy mba tahaka ny vehivavy
janga hianao, satria tsy nahoanao
akory izay tangy. 32 Ny vadin'
olona mijangajanga dia maka olon-
kafa ho solon' ny vadiny. 33 Ny
vehivavy janga rehetra dia omen-
tangy; fa hianao kosa manangy ireo
lehilahinao rehetra sady manome azy
fanambatambazana hanatonan' ny

[1] *Heb.* anaranao.

[2] *Heb.* tany Kanana; *izahao* xvii. 4.

manodidina rehetra anao mba hijan-
gajangany aminao. 34 Ary hafa
noho ny any ny vehivavy sasany mi-
hitsy ny fanaonao tamy ny fijanga-
janganao, fa tsy nisy nanaraka anao
hijangajanga taminao; eny, satria
nanome tangy hianao, fa tsy mba
nomena, dia izany indrindra no ma-
hahafa anao.

35 Koa mihainoa ny teniny Je-
hovah, ry kala janga: 36 Izao no
lazainy Jehovah Tompo: Noho ny
nandanianao vola be[1] sy ny nampi-
sehoana ny fitanjahanao tamy ny
nijangajanganao tamin' ireny lehi-
lahinao sy ny sampinao rehetra, izay
fahavetavetanao, ary noho ny ran'
ny zanakao izay naterinao ho an'
ireo, 37 dia, indro, hovoriko ireny
lehilahinao rehetra ireny, izay man-
kamamy anao sy izay tianao rehetra
mbamin' ireny rehetra izay halanao
koa, eny, hovoriko avy amy ny
manodidina ireny mba hamely anao,
ka hampisehoiko aminy ny fitanja-
hanao, dia hahita ny fitanjahanao
rehetra izy; 38 ary hotsaraiko hia-
nao araka ny fitsara vehivavy mi-
jangajanga sy izay mandatsa-dra, ka
halatsako ny ranao noho ny fahate-
zerana sy ny fahasaro-piaro. 39
Dia hatolotro ho eny an-tànan' ireny
hianao, ka harodany ny trano fijan-
gajanganao, ary horavany ny fitoe-
rana avonao; dia hendahany koa ny
fitafianao, ary hesoriny ny firavakao
soa, ka havelany hitanjaka sy hibo-
ridana hianao. 40 Dia hitondra
vahoaka maro be hiakatra hamely
anao koa izy ka hotorahany vato
sady hotetitetehiny amy ny sabany
hianao. 41 Ary hodorany amy ny
afo ny tranonao, ka hotanterahiny
eo imason' ny vehivavy maro ny
famaliana anao; ary hatsahatro tsy
hijangajanga hianao ka tsy hanangy
intsony.

42 Toy izany no hialako fo ami-
nao, ary ho afaka ny fahasaro-
piaroko aminao, dia hionona Aho
ka tsy ho tezitra intsony. 43 Noho
ny tsy nahatsiarovanao ny andro
fahakelezanao, fa niempo nanohitra
Ahy tamin' ireo rehetra ireo hianao,
dia, indro, ny nataonao[2] hiany no
hatsingeriko ho eo an-dohanao, hoy
Jehovah Tompo. Ary tsy nanao
izany ratsy izany ho fanampin' ny
fahavetavetanao rehetra va hianao.[3]

44 Indro, ny mpanao ohabolana
rehetra dia hamely anao amin' izao
ohabolana izao hoe: Manahaka an-
dreniny hiany ny zanani-vavy. 45
Hianao dia zanakavavin-dreninao,
izay mahafoy ny vadiny aman-jana-
ny; ary hianao dia rahavavin' ireo
rahavavinao, izay nahafoy ny vadiny
aman-janany; Hetita no reninareo,
ary Amorita no rainareo. 46 Sama-
ria no zokinao-vavy, dia izy sy ny
zanani-vavy izay monina eo anka-
vianao; ary ny zandrinao-vavy, izay
monina amy ny ankavananao, dia
Sodoma sy ny zanani-vavy. 47 Nefa
tsy araka ny alehan' ireo hiany no
nalehanao, ary tsy araka ny fahave-
tavetan' ireo hiany no nataonao; fa
hoatra ny zavatra kely loatra izany,
ka dia nanao ratsy mihoatra noho
ireo indray hianao tamy ny naleha-
nao rehetra.

48 Raha velona koa Aho, hoy
Jehovah Tompo, na dia Sodoma
rahavavinao sy ny zanani-vavy aza
tsy mba nanao tahaka ny nataonao
sy ny zanakao-vavy. 49 Indro, izao
no heloky Sodoma rahavavinao:
Avonavona sy fahabetsahan-kanina
ary fahatokiam-poana no tao aminy
sy tao amy ny zanani-vavy, ary tsy
mba nitantana ny malahelo sy ny
mahantra izy. 50 Niavonavona izy
ka nanao fahavetavetana teo ana-
trehako; ary nony nahita izany
Aho, dia nanaisotra azy.

51 Ary tsy ampy antsasaky ny
fahotanao ny nataony Samaria; fa
hianao efa nampitombo ny fahave-

---

[1] *Heb.* nanidinanao varahina. [2] *Heb.* làlanao. [3] *Na:* Fa *raha* tsy izany,
dia Izaho indray no hanao ratsy mihoatra noho ny fahavetavetanao rehetra.

tavetanao mihoatra noho izy, ary
nampiseho ny rahavavinao ho toa
marina indray tamy ny fahavetave-
tanao rehetra izay nataonao. 52
Hianao koa dia aoka hitondra ny
henatrao araka ny efa nitsaranao ny
rahavavinao. Noho ny fahotanao
izay nahatonga anao ho vetaveta
mihoatra noho ireo, ka dia miseho
ho toa marina noho hianao izy,—
eny, menara koa hianao, ka miton-
drà ny henatrao noho ny nampise-
hoanao ny rahavavinao ho toa
marina.

53 Ary hampodiko avy amy ny
fahababoana ireny, dia Sodoma sy
ny zanani-vavy, ary Samaria sy ny
zanani-vavy mbamin' izay olonao
voababo, 54 mba hitondranao ny
henatrao sy hangaihaizanao noho
izay rehetra nataonao amy ny ham-
piononanao azy.[1] 55 Ary ny raha-
vavinao, dia Sodoma sy ny zanani-
vavy, dia hody amy ny toetrany
taloha, ary Samaria sy ny zanani-
vavy dia hody amy ny toetrany
taloha, ary hianao sy ny zanakao-
vavy dia hody amy ny toetrareo
taloha koa. 56 Nefa tsy mbola mba
notononin' ny vavanao akory ny
nanjo any Sodoma rahavavinao tamy
ny andro niavonavonanao, 57 fony
tsy mbola niseho ny faharatsianao,
toy ny tamy ny andro nandatsan'
ny zanakavaviny Syria sy izay re-
hetra manodidina azy ary ny zana-
kavavin' ny Filistina, izay namin-
gavinga anao manodidina. 58 Ny
faharatsianao sy ny fahavetavetanao
no ho entinao, hoy Jehovah.

59 Fa izao no lazainy Jehovah
Tompo: Araka ny nataonao hiany
no hataoko aminao, izay naminga-
vinga ny fianianana ka nivadika ny
fanekena. 60 Nefa hotsarovako ny
fanekena nataoko taminao, tamy ny
andro fahakelezanao, ka hanorina
fanekena mandrakizay aminao Aho.
61 Dia hotsarovanao ny nalehanao,
ka ho menatra hianao, raha mandray
ireo rahavavinao, dia ny zokinao sy
ny zandrinao; ka homeko ho zana-
kao-vavy ireo, na dia tsy mba isan'
ilay nanaovako fanekena taminao
aza. 62 Izaho hanorina ny fane-
keko aminao, ka dia ho fantatrao fa
Izaho no Jehovah, 63 mba haha-
tsiarovanao sy hangaihaizanao ary
tsy hiloahanao vava intsony noho ny
henatrao, raha mamela ny helokao
ny amy ny nataonao rehetra Aho,
hoy Jehovah Tompo.

*Ny amy ny nanetrena ny taranaky Davida, sy ny mbola hanandratana azy indray.*

XVII. ARY tonga tamiko ny
teniny Jehovah nanao
hoe: 2 Ry zanak' olona, manaova
fampanonona, ary milazà fanoharana
amy ny taranaky Isiraely, 3 ka
ataovy hoe: Izao no lazainy Jeho-
vah Tompo: Nisy voromahery lehibe
nanana elatra lehibe, sady lava ny
volon' elany, ary nisoratsoratra avo-
koa ny volony rehetra; dia tonga
tao Libanona izy ka naka izay avo
indrindra tamy ny rantsan' ny
sedera; 4 ny tendron' ny tarony
dia nolaingosany ka nentiny ho any
amy ny tany fandrantoana;[2] eny,
tao an-tanànan' ny mpandranto no
namboleny azy. 5 Nangalany koa
ny voan-javatra tamy ny tany ka
namboleny tao amy ny tany lonaka;
nentiny ho eo amoron' ny rano be
iny ka nataony araka ny fanao amy
ny hazomalahelo. 6 Dia naniry iny
ka tonga voaloboka iva misandra-
haka, mba hitodihan' ny rantsany
ho eo aminy ary ny fakany ho ao
ambaniny; ka dia tonga voaloboka
izy ka nandrantsana sy nanaroka.

7 Ary nisy voromahery lehibe
hafa koa nanana elatra lehibe sady
be volo, ary, indro, manina azy izany
voaloboka izany ka nampanatona ny
fakany hankany aminy sady nam-
panaroka ny rantsany avy tamy ny
tany voafaritra nambolena azy mba

[1] *Na:* tamy ny nampiononanao azy.

[2] *Heb.* Kanana; *izahao* xvi. 29.

hankany aminy koa mba holemany.
8 Voavoly tao amy ny saha tsara
teo amoron' ny rano be izy mba
handrantsana sy hamoa ka ho voa-
loboka tsara indrindra.
9 Ataovinao hoe: Izao no lazainy
Jehovah Tompo: Ho vanona va izy?
Tsy hongotana va ny fakany, ary
hotazana ny voany, mba halazo izy?
Halazo ny raviny rehetra, raha vao
mitsimoka, ka na dia ny sandry
mahery sy ny vahoaka betsaka aza
tsy hahay mampaniry azy avy amy
ny fakany intsony.[1] 10 Koa, indro,
na dia voavoly aza izy, moa ho
vanona va? Tsy halazo tokoa va
izy, raha asian' ny rivotra avy any
atsinanana? Eny, halazo eo amy
ny tany voafaritra naniriany izy.
11 Ary tonga tamiko ny teniny
Jehovah nanao hoe: 12 Lazao amy
ny taranaka maditra hoe: Tsy fan-
tatrareo va ny hevitr' ireto zavatra
ireto? Lazao aminy hoe: Indro,
efa tonga tany Jerosalema ny mpan-
jakany Babylona ka naka ny mpan-
jaka sy ny mpanapaka tao, dia
nitondra azy ho any aminy any
Babylona. 13 Ary naka ny anan-
kiray tamy ny taranaky ny mpan-
jaka izy, dia nanao fanekena taminy
ka nampianiana azy, ary ny lehilahy
mahery tamy ny tany dia nentiny
nandeha, 14 mba hietry ny fanja-
kana ka tsy hiarina, mba hotandre-
mana ny fanekeny ka haharitra. 15
Fa niodina taminy izy ka naniraka
olona hankany Egypta, mba hanome
soavaly sy olona maro azy ireo. Moa
hambinina va izy? Ho afa-mando-
sitra va izay manao toy izany? Niva-
dika ny fanekena izy, ka ho afa-
mandositra va?
16 Raha velona koa Aho, hoy Je-
hovah Tompo, dia any amy ny tanin'
ilay mpanjaka nampanjaka azy sady
nampianiana azy—nefa nohamavoi-
ny ny fianianana, ary nivadihany ny
fanekeny—eny, any amin' io, any
Babylona, no hahafatesany. 17 Ary
amy ny hanandratan' ireo tovon-
tany sy ny hanaovany tilikambo
handringanana olona maro, dia tsy
hanampy azy amy ny ady akory
Farao, na dia manana miaramila
maro sy vahoaka betsaka aza. 18
Fa efa nanamavo ny fianianana izy
tamy ny nivadihany ny fanekena,
fa he! efa nanolotra ny tànany izy,
kanjo nanao izany rehetra izany
hiany,—dia tsy ho afa-mandositra
izy.
19 Koa izao no lazainy Jehovah
Tompo: Raha velona koa Aho, ny
fampianianako izay nohamavoiny
ary ny fanekeko izay nivadihany
dia hatsingeriko ho eo an-dohany
tokoa. 20 Ary ny fandrika hara-
toko dia hovelariko aminy, ka ho
voan' ny fandriko izy, ary ho entiko
any Babylona ka hotsaraiko any
noho ny nivadihany tamiko. 21
Ary ny miaramilany rehetra izay
afa-mandositra dia ho lavon' ny sa-
batra, ary izay sisa dia haely ho
amy ny rivotra rehetra, ka dia ho
fantatrareo fa Izaho Jehovah no
niteny izany.
22 Izao no lazainy Jehovah
Tompo: Izaho dia haka amy ny
rantsana avo indrindra amy ny
sedera avo, ka hamboleko izany;
holaingosako ny tendron' ny laingo-
ny milenodenoka, ka hamboleko ao
amy ny tendrombohitra avo sy mi-
langalanga izany. 23 Ao amy ny
tendrombohitra avon' ny Isiraely
no hamboleko azy; ary handran-
tsana sy hamoa izy ka ho tonga
sedera tsara indrindra, ary ny vo-
rona samihafa rehetra hitoetra ao
aminy; ao amy ny alokaloky ny
rantsany no hitoerany. 24 Ary ho
fantatry ny hazo rehetra any an-
tsaha fa Izaho Jehovah no efa na-
netry ny hazo avo ka nanandratra
ny hazo iva ary nandazo ny hazo
maitso ka nampaniry ny hazo maina;

[1] *Na:* na dia tsy misy sandry mahery na vahoaka betsaka manongotra azy amy ny fakany aza.

Izaho Jehovah no niteny sady nanao
izany.

*Ny famalian' Andriamanitra ny olona araka ny asany avy.*

XVIII. ARY tonga tamiko ny
teniny Jehovah nanao
hoe: 2 Nahoana no manao izao oha-
bolana izao ao amy ny tanin' ny
Isiraely hianareo: Ny ray no mihi-
nana voaloboka maharikivy, ka ny
nifin' ny zanany no madilo? 3 Raha
velona koa Aho, hoy Jehovah Tompo,
tsy hisy hanaovanareo izany ohabo-
lana izany ao amy ny Isiraely in-
tsony. 4 Indro, Ahy ny fanahy
rehetra: toy ny fanahin' ny ray,
dia toy izany koa ny fanahin' ny
zanany; samy Ahy ireny; ny fanahy
izay manota no ho faty.
5 Fa raha marina ny olona ka
manao izay marina sy mahitsy, 6 fa
tsy mihinana eny an-tendrombohi-
tra, na manandratra ny masony ho
amy ny sampin' ny taranaky Isi-
raely, na mandoto ny vadin' ny
namany, na manakaiky ny vehivavy
izay mararin' ny fadim-bolana, 7 na
mampahory olona, fa mamerina ny
natao tsatòka, ary tsy mandroba, fa
manome ny haniny ho any ny noana
ary manafy lamba ny mitanjaka, 8
tsy mampanàna vola, na maka tom-
bony akory, fa miaro ny tànany tsy
hanao ratsy ary manao fitsarana
marina amy ny miady 9 ary man-
deha araka ny lalàko sy mitandrina
ny fitsipiko ka manao izay marina,
—dia marina izy ka ho velona tokoa,
hoy Jehovah Tompo.
10 Fa raha miteraka zazalahy
mpanao an-keriny sy mpandatsa-dra
izy, ka manao na dia iray hiany
amin' ireo zavatra ireo aza iny 11
(nefa tsy nanao ireo zavatra ireo
akory ny tenany), na mihinana eny
an-tendrombohitra, na mandoto ny
vadin' ny namany, 12 na mampa-
hory ny malahelo sy ny mahantra,
na mandroba, na tsy mamerina ny
natao tsatòka, na manandratra ny
masony ho amy ny sampy ka manao
izay fahavetavetana, 13 na mampa-
nàna vola, na maka tombony,—moa
ho velona va izy? Tsy ho velona
izy; nanao ireo fahavetavetana re-
hetra ireo izy; ho faty tokoa izy,
ary ny rany dia ho aminy hiany.
14 Ary, indro, raha iny kosa in-
dray miteraka zazalahy, izay mahita
ny fahotana rehetra nataon-drainy,
nefa nony mahita izany izy, dia tsy
mba manao tahaka izany, 15 ka tsy
mihinana eny an-tendrombohitra, na
manandratra ny masony ho amy ny
sampin' ny taranaky Isiraely, na
mandoto ny vadin' ny namany, 16
na mampahory olona, na maka tsa-
tòka, na mandroba, fa manome ny
haniny ho any ny noana ary manafy
lamba ny mitanjaka, 17 miaro ny
tànany tsy hampahory ny mahantra,
tsy mampanàna vola, na maka tom-
bony, fa manaraka ny fitsipiko sy
mandeha araka ny lalàko, dia tsy ho
faty noho ny helo-drainy izy; ho
velona tokoa izy. 18 Ny amy ny
rainy, noho ny nanaovany an-keriny
sy ny nandrobany ny rahalahiny ary
ny nanaovany izay tsy mety tao
amy ny fireneny, dia, indro, ho faty
noho ny helony izy.
19 Nefa, hoy hianareo: Nahoana
moa ny zanaka no tsy mba hitondra
ny helo-drainy? Raha ny zanaka
manao izay marina sy mahitsy sy
mitandrina ny didiko rehetra ka
mankatò azy, dia ho velona tokoa
izy. 20 Ny fanahy izay manota no
ho faty. Ny zanaka tsy mba hiton-
dra ny heloky ny rainy, ary ny ray
tsy mba hitondra ny heloky ny
zanany; ny fahamarinan' ny mari-
na ho aminy hiany, ary ny fahara-
tsian' ny ratsy fanahy kosa ho aminy
hiany. 21 Fa raha ny ratsy fanahy
miala amy ny fahotana rehetra izay
nataony ka mitandrina ny didiko
rehetra ary manao izay marina sy
mahitsy, dia ho velona tokoa izy, fa
tsy ho faty. 22 Ny fahadisoany
rehetra izay nataony tsy hotsarovana
aminy intsony; ho velona izy noho
ny fahamarinana izay nataony.

23 Moa sitrako akory va ny fahafatesan' ny ratsy fanahy, hoy Jehovah Tompo, fa tsy ny hialany amy ny alehany mba ho velona izy?
24 Fa raha ny marina no miala amy ny fahamarinany ka manao meloka ary manaraka ny fahavetavetana rehetra izay nataon' ny ratsy fanahy, ho velona va izy? Ny fahamarinany rehetra izay nataony dia tsy hotsarovana; noho ny fahadisoana izay nandisoany sy ny fahotana izay nanotany dia ho faty izy.
25 Nefa hoy hianareo: Tsy marina ny fitondran'[1] ny Tompo. Mihainoa ange, ry taranaky Isiraely: Moa ny fitondrako[1] va no tsy marina? Tsy ny fitondranareo[1] va no tsy marina?
26 Raha ny marina miala amy ny fahamarinany ary manao meloka ka maty amin' izany, dia maty noho ny heloka nataony hiany izy.
27 Ary raha ny ratsy fanahy miala amy ny faharatsiana nataony ka manao izay marina sy mahitsy, dia hovelominy ny fanahiny.
28 Raha mahita izy ka miala amy ny fahadisoana rehetra izay nataony, dia ho velona tokoa izy, fa tsy ho faty.
29 Nefa hoy ny taranaky Isiraely: Tsy marina ny fitondran'[1] ny Tompo. Ry taranaky Isiraely, ny fitondrako[1] va no tsy marina? Tsy ny fitondranareo[1] va no tsy marina?
30 Koa samy hotsaraiko araka ny ataonareo avy hianareo, ry taranaky Isiraely, hoy Jehovah Tompo.
Mitodiha, ka mibebaha amy ny fahadisoanareo rehetra, dia tsy ho tonga fahatafintohinana mahameloka anareo intsony izany.
31 Esory ho afaka aminareo ny fahadisoanareo rehetra izay nataonareo, ka manaova fo vaovao sy fanahy vaovao ho anareo; fa nahoana no ho faty hianareo, ry taranaky Isiraely?
32 Fa tsy sitrako ny fahafatesan' izay maty, hoy Jehovah Tompo. Koa mibebaha hianareo mba ho velona.

*Hira fahalahelovana ny amin' ireo lehiben' ny Isiraely.*

XIX. ARY manaova hira fahalahelovana ny amin' ireo andrianan' ny Isiraely hianao,
2 ka ataovy hoe:

Nahoana ny liom-bavy reninareo
No namitsaka[2] tao amy ny liom-bavy
Ary nitaiza ny zanany tao amy ny liona tanora?
3 Ary nahalehibe ny zanany anankiray izy, dia tonga liona tanora io
Ka nianatra hamiravira haza sady nihinana olona.
4 Nahare ny lazany ny firenena, dia namandrika azy tamy ny lavaka,
Ka nasiany masom-by ny orony, dia nentiny ho any amy ny tany Egypta izy.

5 Ary nony hitan' *ny liom-bavy* fa foana sy levona ny fanantenany,
Dia nangalany indray ny zanany ka notezainy ho tonga liona tanora.
6 Ary nivoivoy teny amy ny liom-bavy iny,
Dia tonga liona tanora
Ka nianatra hamiravira haza sady nihinana olona.
7 Ary nisavika ny mpitondratenan' ireny izy[3]
Sady nandrava ny tanànany,
Ka lao ny tany mbamin' izay rehetra tao aminy
Noho ny feon' ny fierony,
8 Ary ny jentilisa manodidina, izay avy any amy ny fanjakana samihafa,
Dia nanamboatra sy namelatra

[1] *Heb.* làlana.
[2] *Na:* Inona moa reninareo? Liom-bavy izy. Namitsaka.
[3] *Na:* Ary fantany ny lapan' ireny.

ny fandrika haratony taminy,
Ka dia voafandrika tamy ny lavaka izy.
9 Ary nataony tamy ny vata izy, sady nasiany masom-by ny orony,
Ka nentiny ho any amy ny mpanjakany Babylona izy;
Nentiny ho ao amy ny fiarovana izy,
Mba tsy ho re eny amy ny tendrombohitry ny Isiraely intsony ny feony.
10 Ny reninao dia tahaka ny voaloboka voavoly teo amoron-drano
Tamy ny andro niadananao;[1]
Vokatra sady nanaroka izy azon' ny rano be,
11 Ka nisy rantsany mafy azo natao tehim-panjakana ho an' izay manapaka,
Dia tonga avo izy ka nitehika tamy ny rahona matevina,
Ary niseho tamy ny hahavony izy noho ny hamaroan' ny rantsany.
12 Nefa nongotana tamy ny fahavinirana izy
Ka nazera ho amy ny tany,
Ary ny rivotra avy any atsinanana no nahamaina ny voany;
Ny rantsany mafy dia tapaka ka maina;
Levon' ny afo ireny.
13 Ary ankehitriny voavoly any an-efitra,
Dia ao amy ny tany maina karankaina izy.
14 Ary afo no mivoaka avy amy ny sampany misy tehina
Ka mandevona ny voany,
Dia tsy misy rantsany mafy azo atao tehim-panjakana ho fanapahana intsony izy.

Hira fahalahelovana izany sady mbola ho hira fahalahelovana hiany.

*Ny toetry ny Isiraely hatramy ny ela, sy ny zavatra hanjo azy, ary ny mbola hampodian' Andriamanitra azy.*

XX. ARY tamy ny andro fahafolo tamy ny volana fahadimy tamy ny taona fahafito dia nisy tonga ny loholon' ny Isiraely mba hanontany aminy Jehovah, ka nipetraka teo anatrehako izy.

2 Dia tonga tamiko ny teniny Jehovah nanao hoe: 3 Ry zanak' olona, mitenena amin' ireo loholon' ny Isiraely, ka ataovy aminy hoe: Izao no lazainy Jehovah Tompo: Moa hanontany amiko va no ihavianareo? Raha velona koa Aho, hoy Jehovah Tompo, dia tsy hety hanontanianareo mihitsy Aho. 4 Tsy hotsarainao va izy, ry zanak' olona, tsy hotsarainao va izy? Ampahafantaro azy ny fahavetavetan' ny razany izy.

5 Ary ataovy aminy hoe: Izao no lazainy Jehovah Tompo: Tamy ny andro nifidianako ny Isiraely sy nananganako tànana tamy ny taranaky Jakoba sy nanaovako izay hahafantarany Ahy tany amy ny tany Egypta, raha nanangan-tànana taminy Aho ka nanao hoe: Izaho no Jehovah Andriamanitrareo,—6 tamin' izany andro izany no nanan-ganako tànana taminy hitondra azy hivoaka avy tany amy ny tany Egypta ho any amy ny tany notadiaviko ho azy, izay tondra-dronono sy tantely sady tena endriky ny tany rehetra, 7 dia hoy Izaho taminy: Samia manary ny fahavetavetan' ny masonareo avy hianareo, ary aza mandoto tena amy ny sampiny Egypta; Izaho no Jehovah Andriamanitrareo.

8 Nefa niodina tamiko izy ka tsy nety nihaino Ahy; samy tsy nanary ny fahavetavetan' ny masony na

[1] *Na:* Fony tamy ny ranao hianao; *izahao* xvi. 6; *na:* Eny, tahaka ny tenanao.

nahafoy ny sampiny Egypta, ka dia
hoy Izaho : Haidiko aminy ny faha-
vinirako, ary hotanterahiko aminy
eo amy ny tany Egypta ny fahate-
zerako. 9 Kanefa niasa noho ny
amy ny anarako Aho, mba tsy han-
dotoana izany eo imason' ny jenti-
lisa izay nitoerany, sady teo imasony
no nanaovako izay hahafantarany
Ahy tamy ny nitondrako azy ni-
voaka avy tany amy ny tany
Egypta. 10 Koa dia nentiko ni-
voaka avy tany amy ny tany
Egypta izy ka nentiko ho any an-
efitra. 11 Dia nomeko azy ny di-
diko, ary nampahafantariko azy ny
fitsipiko, izay mahavelona ny olona
manaraka izany. 12 Ary nomeko
azy koa ny Sabatako ho famanta-
rana ho amiko sy ho aminy, mba ho
fantany fa Izaho Jehovah no mana-
masina azy.

13 Kanjo niodina tamiko tany
an-efitra hiany ny taranaky Isiraely,
ka tsy nandeha araka ny didiko izy,
fa nanamavo ny fitsipiko, izay ma-
havelona ny olona manaraka izany,
ary nandoto dia nandoto ny Saba-
tako izy, dia hoy Izaho : Haidiko
aminy any an-efitra ny fahatezerako
hahalany ringana azy. 14 Kanefa
niasa noho ny amy ny anarako Aho,
mba tsy handotoana izany eo anatre-
han' ny jentilisa izay nahita ny
nitondrako azy nivoaka.

15 Ary Izaho dia nanangan-
tànana taminy tany an-efitra koa fa
tsy hitondra azy ho any amy ny
tany efa nomeko azy, izay tondra-
dronono sy tantely sady tena en-
driky ny tany rehetra, 16 satria efa
nanamavo ny fitsipiko izy ary tsy
nandeha araka ny didiko, fa nandoto
ny Sabatako ; fa ny fony dia nana-
raka ny sampiny. 17 Nefa niantra
azy hiany ny masoko, ka dia tsy
naringako na nolevoniko tany an-
efitra izy.

18 Fa hoy Izaho tamy ny zanany
tany an-efitra : Aza mandeha araka
ny fanaon-drazanareo hianareo, na
mitandrina ny fitsipiny, na mandoto
tena amy ny sampiny ; 19 fa Izaho
no Jehovah Andriamanitrareo ; koa
mandehana araka ny didiko, ary
mitandrema ny fitsipiko, ka araho
izany. 20 Ary manamasìna ny Sa-
batako, mba ho famantarana ho
amiko sy ho aminareo, ka dia ho
fantratareo fa Izaho no Jehovah An-
driamanitrareo.

21 Kanjo niodina tamiko koa ny
zanany : tsy nandeha araka ny
didiko izy, na nitandrina hanaraka
ny fitsipiko, izay mahavelona ny
olona manaraka izany, fa nandoto
ny Sabatako izy ; ka dia hoy Izaho :
Haidiko aminy ny fahavinirako, ary
hotanterahiko aminy any an-efitra
ny fahatezerako. 22 Nefa nam-
pihemotra ny tànako Aho, ka dia
niasa noho ny amy ny anarako, mba
tsy ho voaloto izany eo anatrehan'
ny jentilisa izay nahita ny niton-
drako azy nivoaka.

23 Dia nanangan-tànana taminy
tany an-efitra indray Aho, hampiely
azy any amy ny jentilisa sy hampi-
hahaka azy any amy ny tany sami-
hafa, 24 satria tsy nanaraka ny
fitsipiko izy, fa nanamavo ny didiko
sy nandoto ny Sabatako, ary ny
masony nanaraka ny sampin' ny
razany. 25 Ary nomeko didy tsy
tsara koa izy sy fitsipika izay tsy
mahavelona azy. 26 Dia nandoto
azy tamy ny fanatiny Aho, dia tamy
ny nampandehanany ny voalohan-
teraka rehetra hamaky *ny afo*,[1] ham-
pahatalanjonako azy, mba hahafan-
tarany fa Izaho no Jehovah.

27 Koa mitenena amy ny tara-
naky Isiraely, ry zanak' olona, ka
ataovy aminy hoe : Izao no lazainy
Jehovah Tompo : Tamin' izao no
mbola nanamavoan' ny razanareo
Ahy tamy ny nivadihany tamiko :
28 Nony nitondra azy ho any amy
ny tany izay nananganako tànana
homena azy Aho, dia nahita ny

---

[1] *Na:* dia tamy ny nanokanany ny voalohan-teraka rehetra ; *izahao Eks.* xiii. 12.

havoana andrandraina rehetra sy ny
hazo misandrahaka rehetra izy, ka
tao no namonoany zavatra hatao
fanatitra, ary tao koa no nametra-
hany ny fanatiny mahatezitra; tao
koa no nanaterany hanitra ankasi-
trahana, ary tao no nanidinany ny
fanatitra aidiny. 29 Ka dia hoy
Izaho taminy: Ahoana moa ny amy
ny fitoerana avo alehanareo? Ka
dia fitoerana avo no natao anarany
mandraka andro any.

30 Koa ataovy amy ny taranaky
Isiraely hoe: Izao no lazainy Jeho-
vah Tompo: Moa mandoto tena
araka ny fanaon' [1] ny razanareo va
hianareo, sy mijangajanga manaraka
ny fahavetavetany va, 31 ary man-
doto tena amy ny sampinareo re-
hetra mandraka andro any va hia-
nareo amy ny anateranareo ny fano-
mezanareo sy ny ampandehananareo
ny zanakareo hamaky ny afo? Ary
Izaho va hety hanontanianareo, ry
taranaky Isiraely? Raha velona koa
Aho, hoy Jehovah Tompo, tsy hety
hanontanianareo mihitsy Aho. 32
Ary tsy ho tanteraka mihitsy ny
eritreritry ny fanahinareo hoe: Ho
tahaka ny jentilisa izahay, dia tahaka
ny firenena amy ny tany samihafa,
ka hanao fanompoam-pivavahana ho
any ny vato aman-kazo. 33 Raha
velona koa Aho, hoy Jehovah Tom-
po, dia tànana mahery sy sandry
ahinjitra ary fahatezerana aidina no
hanjakako aminareo. 34 Ary amy
ny tànana mahery sy ny sandry
ahinjitra ary amy ny fahatezerana
aidina no hitondrako anareo mivoaka
avy any amy ny firenena sy hamo-
riako anareo avy any amy ny tany
izay nampielezana anareo. 35 Dia
ho entiko ho any an-efitry ny fire-
nena hianareo, ary any no hifanda-
harako mifanatrika aminareo. 36
Tahaka ny nifandaharako tamy ny
razanareo tany an-efitry ny tany
Egypta, dia toy izany koa no hifan-
daharako aminareo, hoy Jehovah
Tompo. 37 Ary hampandaloviko
eo ambanin' ny tehina hianareo ka
hampidiriko hofehezin' ny fanekena.
38 Ary havahako hiala aminareo
ny mpiodina sy izay manota amiko;
eny, ho entiko hiala amy ny tany
ivahiniany ireo, nefa tsy hisy ho
tafiditra ao amy ny tanin' ny Isiraely
izy; ka dia ho fantatrareo fa Izaho
no Jehovah.

39 Ary ny aminareo, ry taranaky
Isiraely, izao no lazainy Jehovah
Tompo: Samia mandeha hianareo,
ka manompoa ny sampinareo; nefa
any aoriana kosa dia hihaino Ahy
mihitsy hianareo ka tsy handoto ny
anarako masina intsony amy ny
fanatitrareo sy amy ny sampinareo.
40 Fa ao an-tendrombohitro masina,
dia ao an-tendrombohitra avon' ny
Isiraely, hoy Jehovah Tompo, no
hanompoan' ny taranaky Isiraely
rehetra Ahy, dia izay rehetra amy
ny tany; ao no hankasitrahako azy,
ary ao no hilako ny fanatitrareo sy
ny voaloham-bokatra aterinareo amy
ny zava-masinareo rehetra. 41 Han-
kasitrahako toy ny hanitra anka-
sitrahana hianareo amy ny hiton-
drako anareo mivoaka avy any
amy ny firenena sy ny hamoriako
anareo avy any amy ny tany sami-
hafa nampielezana anareo, ka dia
hiseho ho masina eo anatrehan'
ny jentilisa Aho amy ny hataoko
aminareo.

42 Ary ho fantatrareo fa Izaho
no Jehovah, raha mitondra anareo
ho any amy ny tanin' ny Isiraely
Aho, dia ny tany izay nananganako
tànana homena ny razanareo. 43
Ary hotsaroanareo any ny naleha-
nareo sy ny nataonareo rehetra izay
nahaloto anareo; ary haharikoriko
anareo ny tenanareo noho ny ratsy
rehetra izay nataonareo. 44 Dia
ho fantatrareo fa Izaho no Jehovah,
rehefa miasa aminareo Aho noho ny
amy ny anarako, fa tsy araka ny
làlan-dratsinareo, na araka ny ratsy

[1] *Heb.* làlana.

fanaonareo, ry taranaky Isiraely, hoy Jehovah Tompo.

*Fanoharana ny amy ny ala may sy ny sabatra voatsoaka.*

XXI. DIA tonga tamiko ny teniny Jehovah nanao hoe :
2 Ry zanak' olona, manatreha ny atsimo,
Ary mitenena manandrify ny atsimo,
Ka maminania ny amy ny hamelezana ny ala amy ny tany atsimo.
3 Ary lazao amy ny ala amy ny tany atsimo hoe :
Henoy ny teniny Jehovah :
Izao no lazainy Jehovah Tompo :
Indro, hampirehitra afo ao aminao Aho,
Izay handevona ny hazo maitso sy ny hazo maina rehetra ao aminao ;
Tsy hovonoina ny lelafo midedadeda,
Fa ho main' ny afo ny tava rehetra hatrany atsimo ka hatrany avaratra ;
4 Ka dia ho hitan' ny nofo rehetra
Fa Izaho Jehovah no nampirehitra io,
Ka tsy ho vonoina.
5 Dia hoy izaho : Indrisy, Jeho-
vah Tompo ô ! Hoy ny fitenin' ny
olona ahy : Tsy fanoharana va no
ataony ?
6 Dia tonga tamiko ny teniny Jehovah nanao hoe :
7 Ry zanak' olona, manandrifia any Jerosalema,
Ary mitenena manandrify ny fitoerana masina,
Ka maminania ny amy ny hamelezana ny tanin' ny Isiraely.
8 Ary ataovy amy ny tanin' ny Isiraely hoe :
Izao no lazainy Jehovah :
Indro, Izaho no mamely anao,
ary hotsoahako amy ny tranony ny sabatro,
Ka haringako ny marina sy ny meloka eo aminao.
9 Ary noho ny handringanako ny marina sy ny meloka eo aminao,
Dia izany no hitsoahan' ny sabatro amy ny tranony
Hamely ny nofo rehetra hatrany atsimo ka hatrany avaratra,
10 Ka dia ho fantatry ny nofo rehetra
Fa Izaho Jehovah no nanatsoaka ny sabatro tamy ny tranony ;
Tsy hiditra intsony izy.

11 Ary hianao, ry zanak' olona, midridridridria toy ny tapa-balahana,
Eny, midridridridria amy ny fangidiana eo imasony.
12 Ary raha izy manao aminao hoe : Nahoana hianao no midridridridry ?
Dia valio hoe : Noho ny teny efa re, fa ho avy izany—
Ho kivy ny fo rehetra,
Hiraviravy ny tànana rehetra,
Ary hivarahontsana ny fanahy rehetra,
Sady hanjary ho toy ny rano ny lohalika rehetra—
Eny, ho avy izany ka ho tanteraka, hoy Jehovah Tompo.

13 Dia tonga tamiko ny teniny Jehovah nanao hoe :
14 Ry zanak' olona, maminania, ka ataovy hoe :
Izao no lazainy Jehovah :
Injao ! sabatra ! sabatra re !
Voaranitra sady voafotsy koa.
15 Voaranitra hahafaty be izy ;
Voafotsy hanelatselatra izy—
(Sa isika hifaly hoe :
Ny tsorakazon' ny zanako mamingavinga ny hazo rehetra ?)—
16 Ary nomena hofotsiana izy

Mba horaisin-tànana;
Voaranitra io sabatra io sady voafotsy,
Mba hatolotra eo an-tanan' ny mpamono.
17 Mitomania sy midradradradrà, ry zanak' olona!
Fa mihatra amy ny oloko izany,
Dia amy ny lehibe rehetra amy ny Isiraely;
Lavon' ny sabatra miaraka amy ny oloko izy,
Koa misafoa sirana hianao;
18 Fa vita ny fizahan-toetra,
Ka manao ahoana, raha ilay tehim-panjakana naminga-vinga iny aza no ho tonga tsinontsinona? hoy Jehovah Tompo.

19 Ary hianao, ry zanak' olona, dia maminania,
Ka mitehafa tànana,
Ary aoka hihaloza roa heny, na telo heny aza, ny sabatra,
Dia ny sabatra izay efa nahatrabaka olona;
Eny, ny sabatra izay efa nahatrabaka ny andriana[1] no manemitra azy.
20 Nahebihebiko teny amy ny vavahadiny rehetra ny sabatra,
Mba hahakivy ny fo sy hahatonga fahatafintohinana maro.
Indrisy! nataoko nanelatselatra izy sady voaranitra[2] hamono.
21 Miomàna, ka mandrosoa eo ankavanana hianao,
Mijoroa, ka mandrosoa eo ankavia,
Amin' izay voatendry hamelezanao na aiza na aiza.
22 Hiteha-tànana koa Aho
Ary hiala fo;
Izaho Jehovah no nilaza izany.

23 Ary tonga tamiko ny teniny
Jehovah hoe: 24 Hianao, ry zanak'
olona, manaova làlana roa ho anao
hihavian' ny sabatry ny mpanjakany
Babylona; avy amy ny tany iray
no hihavian' izy roa; ka manaova
sarin' ny famantaran-dàlana,[3] eo an-
tsampanan-dàlana mankany amy ny
tanàna no anaovinao azy. 25 Ma-
naova làlana hihavian' ny sabatra
ho any Raban' ny taranaky Amona
sy ho any ny Joda ao Jerosalema
mimanda. 26 Fa ny mpanjakany
Babylona mijanona eo amy ny sam-
panan-dàlana, dia eo an-dohan' ny
làlana roa, mba hanao sikidy; dia
manetsiketsika ny zana-tsipìka izy
ary manontany amy ny sampy[4] sy
mizaha amy ny atin-kena. 27 Mby
eo an-tànany ankavanana ny sikidy,
dia ny ho any Jerosalema, mba ha-
metraka lohondry vy fandravana,
hisoka-bava hiantsoantso, hanandra-
peo amy ny akoran' ady, hametraka
lohondry vy fandravana eo akaikin'
ny vavahady, hanandratra tovon-
tany sy tilikambo. 28 Nefa tahaka
ny sikidy lainga izany eo imason'
ireny izay efa nianiana mafy,[5] nefa
Jehovah[6] no mampahatsiaro ny he-
lony mba hisamborana azy.

29 Koa izao no lazainy Jehovah
Tompo: Noho ny nampahatsiarova-
nareo ny helokareo tamy ny nampi-
harihariana ny fahadisoanareo mba
hampisehoana ny fahotanareo tamin'
izay rehetra nataonareo,—noho ny
nahatsiarovana anareo dia hosambo-
rin-tànana hianareo.

30 Ary hianao, ry ilay ratsy
fanahy voatrabaka, dia ilay mpan-
jakan' ny Isiraely, izay tapitra andro
amy ny fotoan' ny heloka mahafaty,
31 izao no lazainy Jehovah Tompo:
Hesorina ny hamama, ary halàna
ny satroboninahitra, tsy ho ao in-
tsony ireo; hasandratra ny iva, ary
haetry ny avo. 32 Havadiko, hava-
diko, havadiko izany; fa izany koa

[1] *Heb.* lehibe. [2] *Na:* voatsoaka. [3] *Heb.* tànana.
[4] *Heb.* terafima. [5] *Na:* izay efa nianianana mafy. [6] *Heb.* Izy.

aza dia tsy mba haharitra mandrapahatongan' izay tena tompony tokoa, ka homeko azy izany.

33 Ary hianao, ry zanak' olona, dia maminania, ka ataovy hoe : Izao no lazainy Jehovah Tompo : Ny amy ny taranaky Amona sy ny latsa ataony, dia ataovy hoe :

Indro sabatra !
Dia sabatra voatsoaka hamono !
Voafotsy handringana sy hanelatselatra izy
34 (Raha mahita zava-poana ho anao izy
Sy maminany lainga aminao)
Handavoany [1] anao ao amy ny vozon' ny ratsy fanahy voatrabaka,
Izay tapitra andro amy ny fotoan' ny heloka mahafaty.
35 Ampidiro amy ny tranony izy.
Any amy ny tany namoronana anao,.
Dia any amy ny tany nahaterahanao, no hitsarako anao.
36 Ary haidiko aminao ny fahavinirako,
Ny afon' ny fahatezerako no hotsofiko aminao,
Ka hatolotro eo an-tànan' ny olona ketrina
Sy izay mpamorona fandringanana hianao,
37 Dia ho kitain' ny afo hianao ;
Ho eny amy ny tany ny ranao ;
Tsy hotsaroana hianao ;
Fa Izaho Jehovah no niteny izany.

*Ny fahotany Jerosalema sy ny Isiraely.*

XXII. ARY tonga tamiko ny teniny Jehovah nanao
hoe : 2 Ry zanak' olona, moa tsy
hitsara va hianao ? Tsy hitsara ny
tanàna mpandatsa-dra va hianao ?
Ampahafantaro azy ary ny fahavetavetany rehetra, 3 ka ataovy hoe :
Izao no lazainy Jehovah Tompo :
Tanàna mpandatsa-dra ao ampovoany hahatonga ny fotoany sady manao sampy ao aminy hahaloto azy. 4 Ny
ra izay nalatsakao no nahameloka anao, ary ny sampy izay nataonao no nahaloto anao ; ary efa nampanakaiky ny andronao hianao ka efa tonga amy ny taonanao, koa izany no nanaovako anao ho fandàtsan' ny jentilisa sy ho fanakòran' ny tany rehetra, 5 ka na ny akaiky anao na ny lavitra anao dia samy hanakora anao voaloto anarana sy be tabataba.
6 Indreo ny lehiben' ny Isiraely efa samy ao aminao araka ny heriny [2] avy mba handatsa-dra.
7 Ao aminao no anozonana ray aman-dreny ; ary ao aminao no anaovana izay sarotra amy ny vahiny ; ary ao aminao no ampahoriana ny kamboty sy ny mpitondratena.
8 Hamavoinao ny zavatra masina, ary lotoinao ny Sabatako.
9 Ao aminao misy olona mandehandeha manaratsy mba handatsa-dra ; ary ao aminao misy mihinana eny an-tendrombohitra ; ao aminao misy manao fahavetavetana.
10 Ao aminao misy mandry amin-drainy ; ao aminao misy misavika izay mararin' ny fadim-bolana.
11 Misy manao fahavetavetana amy ny vadin' ny namany ; misy manao fahavetavetana mandoto ny vinantovaviny ; ary misy misavika ny anabaviny, zanakavavin-drainy.
12 Ao aminao misy mandray kolikoly handatsa-dra ; maka zana-bola sy tombony hianao sady manao ankeriny mandroba ny any ny namanao ka manadino Ahy, hoy Jehovah Tompo.
13 Koa, indro, manjera tànana Aho noho ny harena azonao tamy ny tsy marina sy ny latsa-dra tao aminao.
14 Hahatoha va ny fonao, na hahazaka va ny tànanao, amy ny andro izay hisehoako [3] aminao ? Izaho Jehovah no nilaza sady hahatanteraka izany.
15 Ary haeliko

[1] *Heb.* hametrahany. [2] *Heb.* sandriny. [3] *Heb.* hanaovako.

ho any amy ny jentilisa sy hahahako
ho any amy ny tany samihafa hia-
nao, ary holevoniko ho afaka aminao
mihitsy ny fahalotoanao. 16 Ary
dia ho hitan' ny jentilisa fa ny na-
taonao hiany no nahaloto anao; ka
dia ho fantatrao fa Izaho no Jehovah.

17 Ary tonga tamiko ny teniny
Jehovah nanao hoe: 18 Ry zanak'
olona, ny taranaky Isiraely dia efa
tonga tain-drendrika amiko; izy
rehetra dia varahina sy vifotsy sy
vy ary firaka ao anatin' ny memy;
eny, efa tonga taim-bolafotsy izy.
19 Koa izao no lazainy Jehovah
Tompo: Noho ny nahatongavanareo
rehetra ho tain-drendrika, dia, indro,
hangoniko ho ao Jerosalema hiana-
reo. 20 Toy ny fanangonana vola-
fotsy sy varahina sy vy sy firaka
ary vifotsy ho ao anatin' ny memy
ka misy mifofotra azy amy ny afo
ho rendrika, dia toy izany no hanan-
gonako anareo amy ny fahatezerako
sy ny fahavinirako, ary hataoko ao
hianareo ka ho voarendrika; 21 eny,
hangoniko hianareo, dia hifofotra
anareo amy ny afon' ny fahateze-
rako Aho, ka ho voarendrika ao
anatiny hianareo. 22 Toy ny fan-
drendrika volafotsy ao anatin' ny
memy no handrendrehana anareo ao
anatiny; ka dia ho fantatrareo fa
Izaho Jehovah no nampidina ny
fahatezerako aminareo.

23 Ary tonga tamiko ny teniny
Jehovah nanao hoe: 24 Ry zanak'
olona, lazao aminy hoe: Hianao no
tany tsy hazavain' ny hainandro[1]
sady tsy ilatsahan' ny ranonorana
amy ny andro fahatezerana.

25 Mikomy ny mpaminany ao
aminy; tahaka ny liona mierona
mamiravira haza izy; mihinana
olona izy sady mahalasa ny harena
sy ny zava-tsoa ary mahamaro ny
mpitondratena ao aminy.

26 Ny mpisorona dia mandika ny
lalàko sy mandoto ny zavatra masina;
tsy manavaka ny masina sy ny tsy
masina izy, na mampiseho ny tsi-
fitovian' ny maloto sy ny madio, ary
mitampi-maso tsy hijery ny Saba-
tako izy, ary tsiratsiraina ao aminy
Aho.

27 Toy ny amboa-dia[2] mamira-
vira haza ny lehibeny ao aminy ka
mandatsa-dra sy mahafaty aina ary
mahazo harena amy ny tsy marina.
28 Ary ny mpaminaniny mandalotra
azy amy ny *feta* tsy madity ka ma-
hita zava-poana sy maminany lainga
aminy hoe: Izao no lazainy Jehovah
Tompo; nefa Jehovah tsy niteny
tsinona.

29 Ny vahoaka manao an-keriny
sy mandroba ka mampahory ny
malahelo sy ny mahantra; ary ny
vahiny dia ampahoriny tsy an-
drariny.

30 Ary nitady olona tao aminy
Aho hanao mànda sy hijanona eo
amy ny banga eo anatrehako hifona
ho any ny tany mba tsy handravako
azy, kanjo tsy nahita; 31 koa dia
haidiko eo aminy ny fahatezerako;
ny afon' ny fahatezerako no handa-
niako azy; ary hatsingeriko ho eo
an-dohany hiany ny fanaony,[3] hoy
Jehovah Tompo.

*Fanoharana ny aminy Ohola sy Oho-
liba hampiseho ny nijangajangany
Samaria sy Jerosalema.*

XXIII. ARY tonga tamiko ny
teniny Jehovah nanao
hoe: 2 Ry zanak' olona, nisy vehi-
vavy mirahavavy iray tam-po; 3
ary nijangajanga tany Egypta izy;
fony izy mbola tanora no nijanga-
janga; tao no nisafosafoana ny tra-
trany, ary tao no nitsapatsapana ny
nonon' ny fahavirijinany. 4 Ny
anaran' ny zokiny dia Ohola,[4] ary
ny rahavaviny dia Oholiba;[5] ary
novadiko izy ka niteraka zazalahy
sy zazavavy. Ny amy ny anarany:

---

[1] *Na:* tsy voadio. [2] *Na:* lopa. [3] *Heb.* làlany.
[4] Ohola = Lainy. [5] Oholiba = Ny laiko no ao aminy.

Samaria no Ohola, ary Jerosalema
no Oholiba.
5 Ary raha mbola vadiko Ohola,
dia nijangajanga izy; maimay izy
tamin' ireo lehilahiny, dia ny Asyria-
na mifanolotra aminy, 6 izay mitafy
mangamanga, dia ny governora sy
ny lefiny, tovolahy bikana izy rehe-
tra sady mpitaingin-tsoavaly. 7
Nijangajanga tamin' ireny izy, dia
tamin' izay tsara indrindra tamy ny
zanakalahiny Asyria sy tamin' izay
rehetra nahamaimay azy; tamy ny
sampiny rehetra no nandotoany
tena. 8 Ary ny fijangajangana
izay fanaony hatrany Egypta dia
tsy foiny; fa fony izy mbola tanora
dia nandrian' ireny, ary ireny no
nitsapatsapa ny tratran' ny faha-
virijinany sady nanaram-po nijanga-
janga taminy.
9 Ary noho izany dia natolotro
ho eo an-tànan' ireo lehilahiny izy,
dia eo an-tànan' ny Asyriana izay
nahamaimay azy. 10 Ireny no nam-
piseho ny fitanjahany; ny zanani-
lahy sy ny zanani-vavy dia lasan'
ireny, ary ny tenany novonoiny
tamy ny sabatra, ka dia tonga
ambentinteny tamy ny vehivavy
izy ary efa niharan' ny fitsarana.
11 Ary nony hitany Oholiba ra-
havaviny izany, dia vao mainka
nataony manoatra noho ny azy in-
dray ny fahamaimaizany, ary ny
fijangajangany manoatra noho ny
any ny rahavaviny. 12 Maimay
tamy ny Asyriana mifanolotra ami-
ny izy, dia ny governora sy ny lefiny,
olona mareva-pitafiana sady mpitain-
gin-tsoavaly, samy tovolahy bikana
izy rehetra. 13 Dia hitako fa efa
nandoto ny tenany izy, fa làlana
iray hiany no nalehan' izy miraha-
vavy; 14 ary mbola nampandrosoi-
ny hiany ny fijangajangany, fa na-
hita sari-olona voasoratra teo amy
ny rindrina izy sy ny sarin' ny
Kaldeana voasoratra tamy ny loko
mena. 15 Samy nisy fehin-kibo
nifehy teo am-balahany sy hamama
voanato nisy rambony teo an-doha-
ny; ny fijery azy rehetra dia toy
ny fijery zanak' andriana, dia tahaka
ny zanakalahiny Babylona, izay
teraka tany amy ny tany Kaldea.
16 Ary raha vao hitan' ny masony
ireny, dia maimay taminy izy ka
naniraka olona ho any aminy tany
Kaldea. 17 Ary tonga tany aminy
ho ao amy ny fandriam-pitiavana
ireny zanakalahiny Babylona ka
nandoto azy tamy ny fijangajanga-
ny; ary nony efa voaloton' ireny
izy, dia niombotra niala taminy kosa
ny fanahiny. 18 Ary rehefa naneho
ny fijangajangany sy nampiseho ny
fitanjahany izy, dia niombotra niala
taminy ny fanahiko, toy ny efa
niombotan' ny fanahiko niala tamy
ny rahavaviny hiany. 19 Dia nam-
pitombo ny fijangajangany hiany
izy, ka dia nahatsiaro ny andro faha-
tanorany, izay nijangajangany tany
amy ny tany Egypta. 20 Fa izy
dia maimay tamin' ireo lehilahiny,
izay manana nofo tahaka ny nofom-
boriky, ary ny avy aminy dia toy
ny avy amy ny soavaly. 21 Nitady
ny fijangajangan' ny fahatanoranao
hianao, dia ilay nitsapatsapan' ny
Egyptiana ny nononao, satria nonon'
ny fahavirijinanao ireo.
22 Koa izao, ry Oholiba, no lazainy
Jehovah Tompo: Indro, hotairiko
hamely anao ireny lehilahinao, izay
efa niombotan' ny fanahinao, ka ho
entiko avy amy ny tany manodidina
izy mba hamely anao, 23 dia ireny
zanakalahiny Babylona mbamy ny
Kaldeana rehetra, mpanapaka sy
manan-jo sy andriandahy,[1] ary ny
Asyriana rehetra koa miaraka ami-
ny; tovolahy bikana izy rehetra, dia
ny governora sy ny lefiny, zanak'
andriana sy olom-boafidy, sady mpi-
taingin-tsoavaly avokoa izy rehetra.
24 Ary ho avy izy mitondra fiadiana
sy kalesy sy kodia mbamy ny fire-
nena betsaka hamely anao, izay

[1] *Na:* Pekoda sy Soa ary Koa.

hanisy ampinga lehibe sy ampinga
kely sy fiarovan-doha manodidina
hamelezana anao, ary hatolotro azy
ny fitsarana, ka hitsara anao araka
ny fitsarany izy. 25 Ary ho entiko
hamely anao ny fahasaro-piaroko, ka
hamely anao amy ny fahatezerana
ireny: hesoriny ny oronao sy ny
sofinao, ary izay sisa aminao dia ho
lavon' ny sabatra, ka ho lasan-ko
babony ny zanakalahinao sy ny
zanakavavinao, ary izay sisa aminao
holevonin' ny afo. 26 Ary henda-
hany ny lambanao, sady hesoriny
aminao ny firavakao soa. 27 Ary
hatsahatro ny fahavetavetanao, dia
ny fijangajanganao izay fanaonao
hatrany amy ny tany Egypta, ka
tsy handrandrainao aminy intsony
ny masonao, sady tsy hotsarovanao
intsony Egypta.

28 Fa izao no lazainy Jehovah
Tompo: Indro, hatolotro eo an-
tànan' izay halanao hianao, dia eo
an-tànan' izay efa niombotan' ny
fanahinao; 29 ary hamely anao amy
ny fankahalana izy, ka hesoriny ny
vokatry ny asanao, dia hilaozany
mitanjaka sy mihanjahanja hianao,
ary hiseho ny fitanjahan' ny fijanga-
janganao, dia ny fahavetavetanao sy
ny fijangajanganao. 30 Hatao ami-
nao izany zavatra izany noho ny
nijangajanganao nanaraka ny jenti-
lisa sy noho ny nandotoanao tena
tamy ny sampiny. 31 Tamy ny
nalehan' ny rahavavinao no nale-
hanao koa, ka dia hataoko eo an-
tànanao ny kapoakany.

32 Izao no lazainy Jehovah Tom-
po: Amy ny kapoaky ny rahavavi-
nao no hisotroanao, dia ilay lalina
aty sady lehibe; ho fihomehezana
sy ho fanakorana tsy tanty hianao.
33 Ho feno fahamamoana sy alahelo
hianao; kapoaka fahatalanjonana sy
fandringanana ny kapoaky Samaria
rahavavinao. 34 Hosotroinao sy
hotrohinao izy, ary hokikisanao ny
vakivakiny sady handriatanao ny
nononao; fa Izaho no niteny izany,
hoy Jehovah Tompo. 35 Koa izao
no lazainy Jehovah Tompo: Noho
ny nanadinoanao Ahy sy ny nana-
rianao Ahy teo ivohonao, dia mba
zakaonao kosa ny fahavetavetanao
sy ny fijangajanganao.

36 Jehovah niteny tamiko hoe:
Ry zanak' olona, tsy hotsarainao va
Ohola sy Oholiba? Dia asehoy azy
ny fahavetavetany, 37 fa efa nijan-
gajanga izy, sady misy ra eny an-
tànany, eny, ny sampiny no nijanga-
jangany, ary ny zanani-lahy nate-
rany ho Ahy dia nampamakiny ny
afo ho an' ireny mba ho levona. 38
Izao koa no nataony tamiko: Nan-
doto ny fitoerako masina izy tamin'
izany andro izany sady nandoto ny
Sabatako koa. 39 Ary nony efa
novonoiny ho any ny sampiny ny
zanany, dia nidirany tamin' iny
andro iny hiany ny fitoerako masina
ka nolotoiny; koa, he! izany no
nataony teo anatin' ny tranoko. 40
Ary koa, naniraka ho any amy ny
olona avy lavitra hianao;[1] eny, na-
nirahanao ireo, ka, indreo, tonga
izay efa nandroanao sy nanosoranao
loko mainty ny masonao sy nirava-
hanao 41 ary nipetrahanao tamy ny
farafara marevaka, sady nisy lata-
batra voavelatra teo anoloany, izay
nametrahanao ny ditin-kazo manitro
sy ny diloiloko. 42 Ary teo aminy
nisy ny feon' ny maro izay mipe-
traka tsy manana ahiahy, ary afa-
tsy ny ankabiazam-bahoaka dia nisy
mpiboboka nentina avy tany an-
efitra; ary nasian' ireo haba teny
an-tànan' izy mirahavavy sy satro-
boninahitra tsara tarehy teny an-
dohany.

43 Dia hoy Izaho ny amin' ilay
efa tontan' ny fijangajangana ela:
Amin' izao dia mbola hisy hijanga-
janga amin' io hiany va? 44 Eny,
mbola nankao aminy hiany ny olona
toy ny ankanesany ao amy ny vehi-
vavy janga, dia toy ny efa nankane-

[1] *Heb.* hianareo.

sany tao aminy Ohola sy Oholiba,
vehivavy janga. 45 Ary olona ma-
rina no hitsara azy araka izay fitsara
vehivavy mijangajanga sy mandatsa-
dra, satria mijangajanga izy, sady
misy ra eny an-tànany.

46 Fa izao no lazainy Jehovah
Tompo: Ho entiko hamely azy ny
olona maro, ka hatolotro ho mpan-
jenjena[1] sy ho babo izy. 47 Ary
ireo olona maro ireo dia hitora-bato
azy sy hitetitetika azy amy ny saba-
tra; hovonoiny ny zanani-lahy sy
ny zanani-vavy, ary hodorany amy
ny afo koa ny tranony. 48 Toy
izany no hampitsaharako ny fahave-
tavetana amy ny tany, mba hahazo
anatra ny vehivavy rehetra tsy hanao
araka ny fahavetavetanareo. 49
Ary hatsingeriny aminareo ny faha-
vetavetanareo, ary ho entinareo ny
heloka noho ny sampinareo; ka dia
ho fantatrareo fa Izaho no Jehovah
Tompo.

*Fahitana ny amy ny vilany fahandroana, ary ny tenin' Andriamanitra ny amy ny hahafatesan' ny vadiny Ezekiela.*

XXIV. ARY tamy ny andro faha-
folo tamy ny volana
fahafolo tamy ny taona fahasivy
dia tonga tamiko ny teniny Jehovah
nanao hoe: 2 Ry zanak' olona, sora-
tinao ny anaran' ny andro, dia izao
andro anio izao; ny mpanjakany
Babylona miantomboka mamely any
Jerosalema amin' izao andro anio
izao.

3 Ary milazà fanoharana amy ny
taranaka maditra, ka ataovy aminy
hoe: Izao no lazainy Jehovah Tom-
po: Asio vilany eo an-tokoana, eny,
ataovy eo an-tokoana, ka asio rano
ao anatiny; 4 ary arotsahy ao ny
vaingambaingany, dia ny vaingam-
baingany tsara rehetra, na ny feny
na ny sorony; fenoy taolana voafan-
tina izy. 5 Alao ny ondry voafan-
tina, ka tohofy kitay betsaka ao
ambaniny koa *hahandroana* ny tao-
lana,[2] dia ampangotrahy tsara izy,
ka andrahoy ao ny taolany.

6 Koa izao no lazainy Jehovah
Tompo: Lozan' ny tanàna mpan-
datsa-dra sy ny vilany izay misy
harafesina tsy mety afaka ao ana-
tiny! Loary tsirairay ny vaingam-
baingany, fa aza anaovana filokana.
7 Fa ny rany dia ao aminy; teo
ambonin' ny vatolampy mangadi-
hady no nametrahany azy; tsy nai-
diny tamy ny tany hosaronan' ny
vovoka izy. 8 Mba hampakatra ny
fahatezerana hamaliana azy no name-
trahako ny rany teo ambonin' ny
vatolampy mangadihady mba tsy ho
voasarona.

9 Koa izao no lazainy Jehovah
Tompo: Lozan' ny tanàna mpan-
datsa-dra! Izaho koa hamory kitay
betsaka. 10 Atohofy betsaka ny
kitay hazo, ampireheto ny afo, ma-
saho tsara ny hena, ka asio zavatra
hahamanitra azy,[3] ary aoka ho may
ny taolana. 11 Dia foàny ny vilany,
ka ataovy eo ambonin' ny vainafo
hampahafana sy hahamay ny vara-
hiny, ka ho levona eo aminy ny
fahalotoany, ary ho afaka ny hara-
fesiny. 12 Efa nanasatra dia nana-
satra ny tenany izy, nefa tsy nety
afaka ny harafesim-beny; aoka ho
eo amy ny afo ny harafesiny. 13
Ny fahalotoanao dia misy fahaveta-
vetana; satria nanadio anao Aho,
nefa tsy nadio hianao, dia tsy hadio
ho afaka amy ny fahalotoana intsony
hianao ambara-pialako fo aminao. 14
Izaho Jehovah no niteny, ka ho
tonga izany ary hataoko; tsy hiaho-
trahotra Aho, na hiantra, na hane-
nina; araka ny fanaonao sy ny
asanao no hitsarana anao, hoy Jeho-
vah Tompo.

15 Ary tonga tamiko ny teniny
Jehovah nanao hoe: 16 Ry zanak'
olona, indro, efa hesoriko amy ny

---

[1] *Na:* ho fampangovitana.
[2] *Na:* ka angony eo ambaniny ny taolana.
[3] *Na:* eny, taneho tsara izy.

loza indray mamely monja ilay tian'
ny masonao; nefa aza misaona na
mitomany na mandatsa-dranomaso
akory hianao. 17 Misentoa male-
milemy hiany hianao, fa aza mito-
many na misaona ny maty; afehezo
aminao ny hamamanao, ary asio
kiraro ny tongotrao, ary aza mana-
rona ny saokanao na mihinana ny
fahan-kanina aterin' olona.
18 Ary nony maraina dia niteny
tamy ny olona aho; ary nony hariva
dia maty ny vadiko; ary nony ma-
raina indray dia nanao araka ny efa
nandidiana ahy aho. 19 Ary hoy
ny olona tamiko: Moa tsy holazai-
nao aminay va izay hevitra tokony
ho azonay amin' izao ataonao izao?
20 Dia hoy izaho taminy: Tonga
tamiko ny teniny Jehovah nanao
hoe: 21 Lazao amy ny taranaky
Isiraely hoe: Izao no lazainy Jeho-
vah Tompo: Indro, holotoiko ny
fitoerako masina, izay reharehan' ny
herinareo, dia ilay tian' ny masona-
reo sy mahamanina ny fanahinareo;
ary ho lavon' ny sabatra ny zanaka-
lahinareo sy ny zanakavavinareo,
izay nilaozanareo. 22 Dia manaova
tahaka ny nataoko hianareo: aza
manarona ny saokanareo hianareo,
na mihinana ny fahan-kanina aterin'
olona; 23 ary aoka ho eo an-doha-
nareo ny hamamanareo sy ho eo an-
tongotrareo ny kiraronareo; aza
misaona na mitomany hianareo; fa
ho levona noho ny helokareo hiana-
reo ka hifampitoloko. 24 Ary Eze-
kiela dia ho famantarana mahagaga
ho anareo; koa araka izay rehetra
nataony no mba hataonareo; ary
rehefa tonga izany, dia ho fantatra-
reo fa Izaho no Jehovah Tompo.
25 Ary hianao, ry zanak' olona,
amy ny andro hanesorako aminy ny
heriny sy ny fifalian' ny voninahiny,
ilay tian' ny masony sy ilay tian' ny
fanahiny, dia ny zanani-lahy sy ny
zanani-vavy, 26 eny, amin' izany
andro izany dia hisy olona handosi-
tra ho tonga any aminao mba ham-
pandre ny sofinao izany; 27 amin'
izany andro izany dia hisokatra
miaraka amy ny an' ilay mandositra
ny vavanao, ka dia hiteny hianao,
fa tsy ho moana intsony; ary ho
famantarana mahagaga aminy hia-
nao; ka dia ho fantany fa Izaho no
Jehovah.

*Faminaniana ny amy ny firenena mifanila fonenana amy ny Isiraely, dia ny Amonita, ny Moabita, ny Edomita ary ny Filistina.*

XXV. ARY tonga tamiko ny teni-
ny Jehovah nanao hoe:
2 Ry zanak' olona, manandrifia ny
Amonita, ary maminania ny hame-
lezana azy, 3 ka ataovy aminy hoe:

Mihainoa ny teniny Jehovah Tompo:
Izao no lazainy Jehovah Tompo:
Noho ny nanaovanao hoe: Hia! sakoa izay! raha nolotoina ny fitoerako masina,
Ary noravana ny tanin' ny Isiraely,
Sady lasan-ko babo ny taranaky Joda,
4 Dia indro kosa, hatolotro ho fananan' ny zanaky ny atsinanana hianao,
Ka haoriny ao aminao ny tobiny,
Ary hataony ao aminao ny fonenany;
Ireny no hihinana ny vokatrao
Sy hisotro ny ronononao.
5 Ary Raba dia hataoko tany fitoeran' ny rameva,
Ary ny taranaky Amona ho tany fandrian' ny ondry aman-osy;
Ka dia ho fantatrareo fa Izaho no Jehovah.

6 Fa izao no lazainy Jehovah Tompo:
Noho ny nitehafanao tànana
Sy ny nitotoanao tamy ny tongotrao
Ary ny nifalian' ny fonao tamy ny fanaovana tsinon-

tsinona ny tanin' ny Isiraely,
7 Dia, indro, hahinjitro aminao ny tànako,
Ka hatolotro ho babon' ny jentilisa hianao;
Ary hofongorako tsy ho vanonko firenena intsony hianao
Ka hataoko lany ritra tsy ho amy ny tany;
Eny, haringako hianao,
Ka dia ho fantatrao fa Izaho no Jehovah.

8 Izao no lazainy Jehovah Tompo:
Noho ny nanaovany Moaba sy Seïra hoe:
Indro, ny taranaky Joda efa tonga tahaka ny firenena rehetra izao,
9 Dia, indro, hotatahako kosa ny tanin' ny Moaba,
Hatrany amy ny tanànany rehetra,
Izay ravaky ny tany, dia Betijesimota sy Bala-meona ary Kiriataima,
10 Ho any ny zanaky ny atsinanana koa tahaka ny taranaky Amona hiany,
Eny, hatolotro ho fananan' ireny izy,
Mba tsy hotsarovana ao amy ny firenena intsony ny taranaky Amona.
11 Ary hotanterahiko ny fitsarana any Moaba;
Ka dia ho fantatra fa Izaho no Jehovah.

12 Izao no lazainy Jehovah Tompo:
Noho ny namelezany Edoma ny taranaky Joda tamy ny namaliany azy
Ary ny nanotany indrindra sy ny namaliany azy,
13 Dia izao no lazainy Jehovah Tompo:
Hahinjitro aminy Edoma ny tànako,
Ka haringako ny olona sy ny biby ao aminy;
Ary hataoko lao hatrany Temana izy
Sy ho lavon' ny sabatra hatrany Dedana.
14 Ary ny tànan' ny Isiraely oloko no ho entiko mamaly any Edoma,
Ka hanao aminy araka ny fahatezerako sy ny fahavinirako ireo;
Ka dia ho fantany ny famaliako, hoy Jehovah Tompo.

15 Izao no lazainy Jehovah Tompo:
Noho ny famaliana nataon' ny Filistina,
Eny, noho ny namaliany ratsy tamy ny nanaovany tsinontsinona azy,
Ka nandringana noho ny fandrafiany hatry ny fony ela,
16 Dia izao no lazainy Jehovah Tompo:
Indro, hahinjitro amy ny Filistina ny tànako,
Ka haringako ny Keretita,
Ary horavako izay sisa any amoron-dranomasina;
17 Ary famaizana mirehitra no ho entiko manao famaliana lehibe aminy;
Ka dia ho fantatra fa Izaho no Jehovah,
Rehefa hataoko mihatra aminy ny famaliako.

*Faminaniana ny amy ny handravana any Tyro.*

XXVI. ARY tamy ny andro voalohany amy ny volana tamy ny taona fahiraika amby ny folo dia tonga tamiko ny teniny Jehovah nanao hoe:
2 Ry zanak' olona, noho ny nandatsany Tyro any Jerosalema hoe:
Hia! sakoa izay! rava ilay vavahadin' ny firenena!
Mba hifindra amiko kosa izao,

Ka ho feno aho, fa izy kosa ho foana,—
3 Dia izao no lazainy Jehovah Tompo:
Indro, hamely anao Aho, ry Tyro,
Ka hampiakatra ny firenena maro hiady aminao,
Tahaka ny fampiakatry ny ranomasina ny onjany.
4 Ary horavan' ireo ny màndany Tyro,
Sady harodany ny tilikambony;
Dia hofafako hiala aminy ny vovo-taniny,
Ka hataoko tahaka ny vatolampy mangadihady izy.
5 Ho famelarana harato eo amy ny ranomasina izy;
Fa Izaho no niteny izany, hoy Jehovah Tompo,
Ka dia ho babon' ny firenena izy.
6 Ary ny zana-bohiny[1] eny antanety dia hovonoina amy ny sabatra;
Ka dia ho fantatra fa Izaho no Jehovah.
7 Fa izao no lazainy Jehovah
Tompo: Indro, ho entiko avy any
avaratra ho any Tyro Nebokadnezara, mpanjakany Babylona, andrianan' ny andriana, mitondra soavaly
sy kalesy sy mpitaingin-tsoavaly ary
vahoaka betsaka. 8 Ny zana-bohitrao[2] any an-tanety dia hovonoiny
amy ny sabatra; ary hanandratra tilikambo sy tovon-tany sady hanangana ampinga lehibe hamelezany
anao izy. 9 Ary hametraka lohondry vy fandravana eo akaikin' ny màndanao izy, sady horavany amy
ny fiadiany[3] ny tilikambonao. 10
Ho feno ny vovo-taniny hianao noho ny habetsahan' ny soavaliny; hihorohoro ny màndanao noho ny fikorodondrodon' ny mpitaingin-tsoavaly sy ny kodia sy ny kalesy, raha miditra eo amy ny vavahadinao tahaka ny olona miditra amy ny tanàna izay voabanga izy. 11 Ny
kitron-tsoavaliny no hanitsakitsahany ny làlambenao rehetra; ny olonao dia hovonoiny amy ny sabatra, ary ny tsangam-batonao mafy dia hianjera amy ny tany. 12 Hobaboiny ny harenao, horobainy ny rantonao, harodany ny màndanao, horavany ny tranonao mahafinaritra; ary ny vatonao sy ny hazonao sy ny vovokao dia hataony any amy ny rano. 13 Ary hatsahatro ny feon' ny hiranao, sady tsy ho re intsony ny fanenon' ny lokanganao. 14 Dia hataoko toy ny vatolampy mangadihady hianao ka ho famelarana harato sady tsy haorina intsony; fa Izaho Jehovah no niteny, hoy Jehovah Tompo.
15 Izao no lazainy Jehovah Tompo aminy Tyro:
Tsy hihorohoro va ny morondranomasina noho ny fikotrokotroky ny firodananao,
Raha mitrona ny voatrabaka,
Ary misy vonoana eo ampovoanao?
16 Dia hidina hiala amy ny seza fiandrianany ireo andrianan' ny ranomasina rehetra
Ka hiala akanjo
Sy hanaisotra ny fitafiany misoratsoratra;
Hovotra no hitafiany,
Ka hipetraka amy ny tany izy;
Ary hangovitra isaky ny indray mipì-maso izy
Ka ho gaga anao.
17 Ary hanao hira fahalahelovana ny aminao izy ka hanao aminao hoe:
Indrisy! rava hianao,
Ry ilay nonenan' ny avy any an-dranomasina!
Dia ilay tanàna malaza izay nahery teo amy ny ranomasina,
Dia izy mbamy ny mponina ao,

[1] *Heb.* zanani-vavy. [2] *Heb.* zanakao-vavy. [3] *Heb.* sabany.

Izay nampahatahotra ny mponina rehetra eo aminy !
18 Ankehitriny dia raiki-tahotra ny amoron-dranomasina amy ny andro hianjeranao;
Eny, tora-kovitra ny nosy any an-dranomasina noho ny haharavanao.

19 Fa izao no lazainy Jehovah Tompo : Raha hataoko tanàna lao,
Tahaka ireo tanànaolo hianao,
Ary hampiakariko aminao ny rano lalina,
Ka hosaronan' ny rano be hianao,
20 Dia hampidiniko hiaraka amin' izay mivarina any an-davaka hianao,
Hankany amy ny razana,
Ka hamponeniko any ambanin' ny tany hianao,
Dia any amy ny fonenana efa lao hatramy ny ela,
Hiaraka amin' izay mivarina any an-davaka,
Mba tsy honenana intsony;
Ary hasiako voninahitra eo amy ny tanin' ny velona ;
21 Dia hataoko fampitahorana hianao, ka tsy ho eo intsony;
Eny, hotadiavina hianao, nefa tsy ho hita intsony mandrakizay, hoy Jehovah Tompo.

*Ny harena amam-boninahitra nananany Tyro, sy fitomaniana noho ny manjo azy.*

XXVII. ARY tonga tamiko ny teniny Jehovah nanao hoe : 2 Hianao, ry zanak' olona, manaova hira fahalahelovana ny aminy Tyro, 3 ka ataovy aminy hoe:
He, ry ilay monina amy ny vava-ranomasina,
Mpandranto ho any ny firenena ho any ny moron-dranomasina maro samihafa,
Izao no lazainy Jehovah Tompo :
He, ry Tyro, hianao efa nanao hoe : Izaho dia tena tsara tarehy !
4 Ao amy ny ranomasina ny taninao,
Efa tanteraky ny mpandrafitra anao ny hatsaran-tarehinao.
5 Hazo kypreso avy any Senira no nanaovany ny lampihazonao ;
Sedera avy any Libanona no nalainy hatao andrin-tsambonao.
6 Oka avy any Basana no nanaovany ny fivoinao ;
Hazo bokso avy any amy ny moron-dranomasiny Kitima no nataony fipetrahan' ny mpivoinao sady nasiany parike ivory.
7 Rongony madinika samihafa soratra avy any Egypta no natao lainao mba ho faneva ho anao ;
Lamba manga sy volomparasy avy any amy ny moron-dranomasiny Elisa no eloelonao.
8 Ny mponina any Sidona sy Arvada no mpivoinao ;
Ny olon-kendrinao, ry Tyro, no tao aminao, ka ireo no mpitondra sambonao.
9 Ny zokiolony Gebala sy izay hendry tany no tao aminao ho mpanentsin-tsambonao ;
Ny sambo rehetra teny amy ny ranomasina mbamy ny matilony
Dia tonga tao aminao hanakalo ny rantonao.
10 Ny avy any Persia sy ny Lydiana [1] ary ny Libyana [2] dia isan' ny miaramila mpiadinao ;

[1] *Heb.* Loda.

[2] *Heb.* Pota.

Nanantona ampinga sy fiarovan-doha teny aminao ireo
Ka nahatsara tarehy anao.
11 Ny teraky Arvada sy ny miaramilanao no teny ambonin' ny màndanao manodidina,
Ary lehilahy mahery no tao amy ny tilikambonao;
Ny ampingany dia nahantony teny amy ny màndanao manodidina;
Ireo no nahatanteraka ny hatsaran-tarehinao.
12 Tarsisy no mpandranto nankany aminao
Noho ny haben' ny harena samihafa rehetra;
Volafotsy sy vy sy vifotsy ary firaka no nentiny natakalo ny entanao.
13 Javana sy Tobala ary Maseka no mpandranto nankany aminao,
Ka olona sy fanaka varahina no natakalony ny varotrao.
14 Ny teraky Togarma
Nitondra soavaly sy soavaly fitaingina ary ampondra natakalo ny entanao.
15 Ny teraky Dedana no mpandranto nankany aminao;
Ny avy amy ny moron-dranomasina maro no tonga hivarotra tao aminao
Ka nitondra ivory[1] sy hazomainty natakalo ny entanao.
16 Syria no mpandranto nankany aminao noho ny habetsahan' ny tao-zavatrao,
Ka karbonkolo sy lamba volomparasy sy tenona samihafa soratra sy rongony fotsy madinika sy voahangy ary robina
No nentiny natakalo ny entanao.
17 Joda sy ny tanin' ny Isiraely no mpandranto nankany aminao,
Ka vary tritika avy tany Minita sy zava-mamy sy tantely sy diloilo ary balsama
No natakalony ny varotrao.
18 Damaskosy no mpandranto nankany aminao noho ny habetsahan' ny tao-zavatrao,
Dia ny haben' ny harenao rehetra,
Ka nitondra divay avy any Helbona sy volon' ondry fotsy izy.
19 Vedana koa sy Javana avy any Ozala dia nitondra vy voatefy[2] natakalo ny entanao;
Kasia sy veromanitra no natakalony ny varotrao.[3]
20 Dedana no mpandranto nankany aminao,
Nitondra lamba fanao lambantsoavaly.
21 Arabia sy ireo andriandahiny Kedara rehetra no nandranto tany aminao,
Ka zanak' ondry sy ondrilahy ary osilahy
No nentiny natao varotra tao aminao.
22 Ny mpandranto avy any Sheba sy Rama no mpandranto nankany aminao,
Ka zava-manitra tsara indrindra sy vato soa samihafa karazana ary volamena no nentiny natakalo ny entanao.
23 Harana sy Kane ary Edena
Sy mpandranto avy any Sheba sy Asyria ary Kilmada no mpandranto nankany aminao.
24 Ireo no mpandranto nankany aminao nitondra ny fitafiana marevaka rehetra,
Dia kapôty manga sy samihafa soratra

---

[1] *Heb.* vangy ivory. [2] *Na:* vy mamirapiratra. [3] *Na:* Vedana sy Javana nitondra foly hatakalo ny varotrao; vy voatefy sy kasia ary veromanitra no isan' ny varotrao.

Ary vata sedera mifehy[1] misy fitafiana soa
No natakalony ny varotrao.
25 Ny sambony Tarsisy no mpitondra ny entanao,
Dia feno sady be voninahitra hianao teo amy ny ranomasina.

26 Nentin' ny mpivoinao teny amy ny rano be hianao,
Dia nahavaky anao tao amy ny ranomasina ny rivotra avy any atsinanana.
27 Ny harenao sy ny vidin' entanao, ny varotrao,
Ny matilonao sy ny mpitondra sambonao, ny mpanentsin-tsambonao
Sy ny mpividy ny entanao ary ny miaramilanao rehetra izay tao aminao
Mbamy ny olona betsaka tafangona tao aminao
Dia nilentika tao amy ny ranomasina
Tamy ny andro nandravana anao.
28 Noho ny fidradradradran' ny mpitondra sambonao dia mihorohoro ny tany manodidina.
29 Ary samy midina miala amy ny sambony ny mpivoy rehetra
Sy ny matilo ary ny mpitondra sambo rehetra eny andranomasina
Ka mijanona eny an-tanety;
30 Ary manandratra ny feony noho ny nanjo anao izy
Ka midradradradra mafy[2]
Sady manopy vovoka hiraraka amy ny lohany
Ary mihosinkosin-davenona;
31 Ary mibory loha avokoa izy noho ny aminao
Sy misikina lamba fisaonana
Ary mitomany anao amy ny fangidiam-panahy izy, dia fisaonana mafy.
32 Ary raha midradradradra izy, dia manao hira fahalahelovana ny aminao
Ka mitomany anao hoe:
Iza moa no tahaka any Tyro,
Dia tahaka ilay rava ao ampovoan' ny ranomasina?
33 Raha nivoaka avy amy ny ranomasina ny varotrao,
Dia nahatretrika firenena maro hianao;
Tamy ny haben' ny harenao sy ny varotrao
Dia nampanan-karena ny mpanjakan' ny tany hianao.
34 Tamy ny andro nandravan' ny ranomasina anao
Ho any amy ny rano lalina
Dia niara-nilentika taminao ny varotrao sy ny olona tafangona tao aminao.
35 Talanjona anao ny mponina rehetra amy ny moron-dranomasina,
Ary raiki-tahotra ny mpanjakany, ka dia mivalomainty.
36 Misitrisitra anao ny mpandranto amy ny firenena;
Tonga fampitahorana hianao ary tsy ho ao intsony mandrakizay.

*Faminaniana ny amy ny mpanjakany Tyro.*

XXVIII. ARY tonga tamiko ny teniny Jehovah nanao hoe: 2 Ry zanak' olona, lazao amy ny mpanjakany Tyro hoe: Izao no lazainy Jehovah Tompo:
Satria miavonavona ny fonao,
Ka hoy hianao: Mba Andriamanitra koa aho;
Eto amy ny anankiray amy ny fipetrahan' Andriamanitra no ipetrahako,
Dia eto ampovoan' ny ranomasina.

[1] *Na:* vata mifehy mafy.

[2] *Heb.* mangidy.

Nefa olona hiany hianao, fa tsy Andriamanitra tsinona,
Na dia nataonao toy ny fon' Andriamanitra aza ny fonao,—
3 Hay! hendry noho Daniela hianao!
Tsy misy zava-miafina azo afenina anao izany!
4 Ny fahendrenao sy ny fahalalanao no nahazoanao harena,
Eny, izany no nahazoanao volamena sy volafotsy ho ao amy ny rakitrao.
5 Ny haben' ny fahendrenao tamy ny varotrao no nampitomboanao ny harenao,
Ka dia miavonavona ny fonao noho ny harenao;
6 Koa, indro, izao no lazainy Jehovah Tompo:
Satria efa nataonao ho toy ny fon' Andriamanitra ny fonao,
7 Dia, indro, hitondra olona hafa firenena Aho hamely anao,
Dia izay masiaka indrindra amy ny firenena,
Ka hotsoahany ny sabany hamelezany ny fahendrenao tsara,
Ary hataony matroka ny famirapiratanao.
8 Havariny ho any an-davaka hianao,
Ka ho faty toy ny fahafatesan' izay voatrabaka
Ao amy ny ranomasina.
9 Moa mbola hitompo teny fantatra va hianao eo imason' izay mamono anao hoe: Mba Andriamanitra koa aho?
Nefa olona hiany hianao, fa tsy Andriamanitra tsinona,
Raha mby eo an-tànan' izay manatrabaka anao.
10 Tahaka ny fahafatesan' ny tsy voafora
No hahafatesan' ny fahavalo anao;
Fa Izaho no niteny izany, hoy Jehovah Tompo.

11 Ary tonga tamiko ny teniny Jehovah nanao hoe:
12 Ry zanak' olona, manaova hira fahalahelovana ny amy ny mpanjakany Tyro, ka lazao aminy hoe:
Izao no lazainy Jehovah Tompo:
Ry ilay mahatanteraka [1] ny rafitra tsara tarehy tonga marika
Sady feno fahendrena no tena tsara tarehy,
13 Tany Edena, sahan' Andriamanitra, hianao;
Ny vato soa rehetra no eloelo teo amboninao,
Dia ny karneola, ny topaza, ny onyksa,
Ny krysolita, ny beryla, ny jaspy,
Ny safira, ny robina, ny emeralda ary ny volamena;
Ny fampanenoana ny ampongatapakao sy ny sodinao [2] dia tao aminao,
Tamy ny andro namoronana anao dia natao koa ireo
14 Hianao dia kerobima voahosotra izay manaloka, fa voatendriko hianao;
Tao an-tendrombohitra masin' Andriamanitra hianao;
Tao amy ny vato mirehitra no nitsangantsangananao.
15 Tsy nanan-tsiny hianao tamy ny nalehanao
Hatramy ny andro namoronana anao
Ka mandra-pahita heloka tao aminao.
16 Noho ny habetsahan' ny varotra nataonao dia nofenoina loza tao aminao,
Ka nanota hianao;

[1] *Heb.* manisy tombon-kase.
[2] *Na:* vehivavy.

Ary dia nolotoiko ka nariako
niala tamy ny tendrombohitr' Andriamanitra hianao,
Ary nosimbako hianao, ry kerobima manaloka,
Hiala tao amy ny vato mirehitra.
17 Niavonavona ny fonao noho
ny hatsaran-tarehinao;
Efa nahasimba ny fahendrenao
mbamy ny famirapiratanao hianao;
Nazerako eny an-tany hianao
Sady natolotro ho fitalanjonan' ireo mpanjaka.
18 Noho ny haben' ny helokao
tamy ny tsi-fahamarinan' ny varotrao,
Dia voalotonao ny fitoeranao masina;
Koa izany no hamoahako afo
avy ao aminao handevona anao,
Ary hataoko tonga lavenona
eny ambonin' ny tany hianao
Eo imason' izay rehetra mijery anao.
19 Ny firenena rehetra izay mahalala anao dia ho gaga anao;
Ho tonga fampitahorana hianao ary tsy ho ao intsony mandrakizay.

*Faminaniana ny aminy Sidona, sy fanomezan-toky ny Isiraely.*

20 ARY tonga tamiko ny teniny
Jehovah nanao hoe: 21 Ry
zanak' olona, manandrifia any Sidona, dia maminania ny hamelezana
azy, 22 ka ataovy hoe: Izao no lazainy Jehovah Tompo:
Indro, efa hamely anao Aho, ry Sidona,
Ary hankalazaina ao ampovoanao Aho;
Ka dia ho fantatra fa Izaho no Jehovah,
Raha manatanteraka ny fitsarana azy Aho
Ka miseho ho masina amy ny ataoko aminy.
23 Fa hahatonga areti-mandringana hamely azy Aho
Ary ra ho eny an-dàlambeny;
Dia hiampatrampatra eny aminy ny voatrabaky ny sabatra izay mamely avy eny manodidina eny;
Ka dia ho fantatra fa Izaho no Jehovah.
24 Ary tsy hisy roy mampangirifiry na tsilo mampanaintaina intsony ho any ny taranaky Isiraely,
Avy amin' ireo manodidina azy, izay manao tsinontsinona azy;
Ka dia ho fantatra fa Izaho no Jehovah Tompo.
25 Izao no lazainy Jehovah Tom-
po: Raha angoniko avy any amy ny
firenena izay nampielezana azy ny
taranaky Isiraely, dia hiseho ho
masina eo imason' ny firenena Aho
amy ny ataoko aminy, ka honina
any amy ny taniny izay nomeko any
Jakoba mpanompoko izy. 26 Dia
handry fahizay any izy ka hanorina
trano sy hanao tanimboaloboka;
eny, handry fahizay izy amy ny
anatanterahako ny fitsarana ireo
rehetra manodidina azy izay manao
tsinontsinona azy; ka dia ho fantatra fa Izaho no Jehovah Andriamaniny.

*Ny hamaliana any Farao sy ny vahoakany ary ny taniny.*

XXIX. TAMY ny andro faharoa amby ny folo tamy ny volana fahafolo tamy ny taona fahafolo dia tonga tamiko ny teniny Jehovah nanao hoe: 2 Ry zanak' olona, manandrifia any Farao, mpanjakany Egypta, ka maminania ny hamelezana azy mbaminy Egypta rehetra.
3 Mitenena, ka ataovy hoe: Izao no lazainy Jehovah Tompo:
Indro, avy hamely anao Aho,
Ry Farao, mpanjakany Egypta,

Ilay dragona[1] makadiry mamitsaka ao amy ny Neiliny,
Dia ilay efa nanao hoe: Ahy ny Neiliko,
Fa izaho no namorona azy ho any ny tenako.
4 Ary hasiako farango ny valanoranonao,
Sady hampiraiketiko amy ny kiranao ny hazandrano ao amy ny Neilinao,
Dia hampiakariko avy eo afovoan' ny Neilinao hianao,
Ary ny hazandrano rehetra amy ny Neilinao dia hiraikitra amy ny kiranao.
5 Ary hariako any an-efitra hianao,
Dia hianao sy ny hazandrano rehetra avy amy ny Neilinao;
Hitsitsìtra eny an-tanety hianao
Ka tsy hovorina na hangonina;
Efa nomeko hohanin' ny bibidia
Sy ny voro-manidina hianao.
6 Dia ho fantatry ny mponina rehetra any Egypta fa Izaho no Jehovah.
Satria efa tehina volotara ho any ny taranaky Isiraely izy.
7 (Nony mandray anao amy ny tànany izy,
Dia folaka hianao, ka voatsindronao ny helik' izy rehetra;
Ary nony mitehina aminao izy,
Dia tapaka hianao ka mampilefidefitra ny valahan' izy rehetra.)

8 Dia izao no lazainy Jehovah Tompo:
Indro, hahatonga sabatra hamely anao Aho,
Ka hofongorako tsy ho aminao ny olona sy ny biby.
9 Ary ny tany Egypta ho rava sy lao;
Ka dia ho fantatra fa Izaho no Jehovah.
Satria hoy izy: Ahy Neily, ary izaho no nanao azy,
10 Dia, indro, avy hamely anao sy ny Neilinao Aho,
Ary ny tany Egypta hataoko lao tokoa, eny, sady ho lao no ho rava,
Hatrany Migdola ka hatrany Syena, dia hatramy ny sisiny Etiopia.
11 Tsy hodiavin-tongotr' olona ny tany,
Ary ny tongo-biby aza tsy handia azy,
Sady tsy honenana efa-polo taona izy.
12 Ary hataoko tany rava dia rava[2] ny tany Egypta,
Ary ho lao dia ho lao[3] efapolo taona ny tanànany;
Eny, haeliko ho any amy ny firenena samihafa ny Egyptiana,
Ary hahahako any amy ny tany samihafa.

13 Fa izao no lazainy Jehovah Tompo:
Rehefa afaka efa-polo taona,
Dia hangoniko avy any amy ny firenena izay nielezany ny Egyptiana.
14 Ary haveriko avy amy ny fahababoany izy,
Ka hampodiko any amy ny tany Patrosa, tany nihaviany, izy;
Ary ho fanjakana ambany Egypta;
15 Eny, ho ambany noho ny fanjakana hafa izy
Ka tsy hisandratra ambonin' ny firenena hafa intsony;
Fa hohakeleziko izy ka tsy

[1] *Na:* mamba. [2] *Heb.* rava ao amy ny tany rava. [3] *Heb.* lao ao amy ny tanàna lao.

hampanompo ny firenena intsony.
16 Dia tsy ho tokin' ny taranaky Isiraely intsony izy
Ho fampahatsiarovana ny helony amy ny andehanan' ireo hanaraka azy;
Ka dia ho fantatra fa Izaho no Jehovah Tompo.

*Ny babo azony Nebokadnezara tany Egypta ho karaman' ny miaramilany noho ny fahasasarany tany Tyro.*

17 ARY tamy ny andro voalohany tamy ny volana voalohany
tamy ny taona fahafito amby roapolo dia tonga tamiko ny teniny
Jehovah nanao hoe: 18 Ry zanak'
olona, mafy ny fanompoana izay nampanaoviny Nebokadnezara, mpanjakany Babylona, ny miaramilany tamy ny namelezany any Tyro, ka efa samy tonga sola avokoa ny lohany, sady niendaka ny sorony, nefa tsy nahazo karama avy tany Tyro izy sy ny miaramilany noho ny fanompoana izay nataony tamy ny namelezany azy. 19 Koa izao no
lazainy Jehovah Tompo: Indro, homeko any Nebokadnezara, mpanjakany Babylona, ny tany Egypta, dia halainy ny hareny, ary hobaboiny izay hita ao, ka hataony sambotra izay azo ao, koa izany no ho karaman' ny miaramilany. 20 Ho valin'
ny fanompoana nataony tany Tyro no nanomezako azy ny tany Egypta, satria nataony ho Ahy izany, hoy Jehovah Tompo.
21 Amin' izany andro izany dia hampitsimoka tandroka ho any ny taranaky Isiraely Aho, ary hampiloahiko vava eo aminy hianao; ka dia ho fantatra fa Izaho no Jehovah.

*Ny andro hitsarana any Egypta.*

XXX. ARY tonga tamiko ny teniny Jehovah nanao hoe:
2 Ry zanak' olona, maminania, ka ataovy hoe: Izao no lazainy Jehovah Tompo:
Midradradradrà hianareo! Indrisy ny andro!
3 Fa efa antomotra ny andro,
Eny, antomotra ny androny Jehovah,
Dia andro mandrahona sy fotoana hamaliana ny jentilisa izany.
4 Ary hisy sabatra tonga any Egypta
Sy fangorohoroana fatratra any Etiopia,
Raha miampatrampatra any Egypta ny voatrabaka;
Ary ho lasa ny hareny, sady ho rava ny fanorenany.
5 Etiopia sy Libya [1] sy Lydia [2]
Sy ny olona samihafa firenena rehetra sy ny Kobiana
Sy ny zanaky ny tany vita fanekena
Dia hiaraka ho lavon-tsabatra aminy.

6 Izao no lazainy Jehovah:
Ho lavo koa izay manohana any Egypta,
Ary hietry ny fiavonavonan' ny heriny;
Hatrany Migdola ka hatrany Syena
No ho lavon-tsabatra izy, hoy Jehovah Tompo.
7 Ho rava dia ho rava [3] izy,
Ary ny tanànany ho lao dia ho lao.[4]
8 Ka dia ho fantatra fa Izaho no Jehovah,
Raha mampirehitra afo any Egypta Aho,
Ka torotoro izay rehetra manampy azy.
9 Amin' izany andro izany dia hisy iraka mivoaka avy amiko handeha antsambo

[1] *Heb.* Pota. [2] *Heb.* Loda. [3] *Heb.* rava ao amy ny tany rava.
[4] *Heb.* lao ao amy ny tanàna lao.

Hampahatahotra ny Etiopiana
izay mitoetra tsy manahinahy,
Ka dia hangorohoro tahaka
ny tamy ny andro namelezana any Egypta izy;
Fa, indro, avy izany.

10 Izao no lazainy Jehovah
Tompo:
Ny tànany Nebokadnezara,
mpanjakany Babylona,
No ho entiko mahafoana ny
horakoraky[1] Egypta.
11 Izy sy ny vahoakany manaraka azy, dia ireo masiaka
indrindra amy ny firenena,
No ho entina handrava ny
tany;
Ary hanatsoaka ny sabany
hamely any Egypta ireny,
Ka ho feno faty ny tany.
12 Hahatankina any Neily
Sy hivarotra ny tany ho eo
an-tànan' ny ratsy fanahy
Aho,
Ary ny tànan' ny fahavalo no
ho entiko mandrava ny tany
mbamin' izay rehetra ao
aminy;
Izaho Jehovah no niteny izany.

13 Izao no lazainy Jehovah
Tompo:
Horavako koa ny sampy,
Ary hatsahatro ny andriamani-tsi-izy ao Memifisa;[2]
Ary tsy hisy mpanjaka intsony amy ny tany Egypta;
14 Handrava any Patrosa Aho
Sy hampirehitra afo any Zoana,
Ary hotanterahiko ny fitsarana
any No;
15 Hampidina ny fahatezerako
aminy Sina, fiarovana mafy
any Egypta, Aho,
Ary hofongorako ny vahoaka
be any No.
16 Hampirehitra afo any Egypta
Aho;
Hiolanolana fatratra Sina noho ny faharariany;
Ho banga No,
Ary Memifisa[2] dia hasian' ny
fahavalo antoandro.
17 Ny zatovony Avena sy Pibeseta ho lavon-tsabatra,
Sady ho lasan-ko babo ny ao.
18 Any Tapanesa dia ho maizina
ny andro,
Raha tapahiko any ny ziogany
Egypta,
Ary hitsahatra ny fiavonavonan' ny heriny;
Ho voasaron' ny rahona izy,
Sady ho lasan-ko babo ny
zanani-vavy.
19 Toy izany no hanatanterahako
ny fitsarana any Egypta;
Ka dia ho fantatra fa Izaho
no Jehovah.

*Ny hahafoanany Nebokadnezara ny heriny Farao.*

20 ARY tamy ny andro fahafito
tamy ny volana voalohany
tamy ny taona fahiraika amby ny
folo dia tonga tamiko ny teniny
Jehovah nanao hoe:
21 Ry zanak' olona, ny sandriny
Farao, mpanjakany Egypta,
dia efa notorotoroiko,
Ary he! tsy noharatoina mba
ho sitrana izy,
Na nofehezina lamba,
Mba hanatanjaka azy hahatantsabatra.
22 Koa izany no nanaovany Jehovah Tompo hoe:
Indro, efa hamely any Farao,
mpanjakany Egypta, Aho,
Ka hotorotoroiko ny sandriny,
Na ny mbola matanjaka, na
ny efa torotoro;
Ary hampilatsaka ny sabatra
eny an-tànany Aho.
23 Dia haeliko ho any amy ny
firenena samihafa ny Egyptiana

[1] *Na:* mandevona ny hareny.

[2] *Heb.* Nofa.

Ka hahahako any amy ny tany samihafa.
24 Fa hampahatanjahiko kosa ny sandrin' ny mpanjakany Babylona,
Ka hataoko eny an-tànany ny sabatro;
Fa hotorotoroiko ny sandriny Farao,
Dia hitrona eo anatrehany toy ny fitronan' ny voatrabaka izy.
25 Eny, hampahatanjahiko ny sandrin' ny mpanjakany Babylona,
Dia hiraviravy ny sandriny Farao;
Ka dia ho fantatra fa Izaho no Jehovah,
Raha hataoko eny an-tànan' ny mpanjakany Babylona ny sabatro,
Ka haingainy hamelezana ny tany Egypta.
26 Dia haeliko ho any amy ny firenena samihafa ny Egyptiana
Ka hahahako any amy ny tany samihafa;
Ka dia ho fantatra fa Izaho no Jehovah.

*Ny nanetrena any Asyria atao fananarana any Egypta.*

XXXI. ARY tamy ny andro voalohany tamy ny volana fahatelo tamy ny taona fahiraika amby ny folo dia tonga tamiko ny teniny Jehovah nanao hoe: 2
Ry zanak' olona, ataovy aminy Farao, mpanjakany Egypta, sy amy ny vahoakany maro be hoe:
Tahaka an' iza moa hianao amy ny fahalehibiazanao?
3 Indro, Asyria dia sedera tsara rantsana any Libanona
Ary misandrahaka manalokaloka sady mijoroaka avo,
Ka mitehika amy ny rahona matevina ny tendrony.
4 Ny rano no nahalehibe azy,—
Eny, ny rano lalina no nampijoroaka azy, ary ny ranovelona no nandeha manodidina ny tany nambolena azy
Ka nampandeha ny lakandranony hankamy ny hazo rehetra any an-tsaha.
5 Koa dia nijoroaka ho avo noho ny hazo rehetra any antsaha izy,
Ary nihamaro ny sampany sady nihalava ny rantsany
Noho ny habetsahan' ny rano tamy ny fisandrahany.
6 Teo amy ny sampany no nanaovan' ny voro-manidina rehetra akany;
Ary teo ambanin' ny rantsany no niterahan' ny bibi-dia rehetra;
Sady teo amy ny alokalony no nitoeran' ny firenena malaza rehetra.
7 Ka dia tsara tarehy tamy ny fahalehibiazany sy ny halavan' ny sampany izy;
Fa tany amy ny rano maro ny fàkany.
8 Tsy nahatakona azy ny sedera tao amy ny sahan' Andriamanitra;
Tsy mba nahatoraka ny sampany ny hazo kypreso,
Tsy mba nanana rantsana tahaka azy ny hazo platana;
Ary tsy nisy tsara tarehy tahaka azy ny hazo rehetra tany amy ny sahan' Andriamanitra.
9 Nohatsaraiko tamy ny haben' ny rantsany ny tarehiny;
Ka dia nialona azy ny hazo rehetra tany Edena,
Dia ireo tany amy ny sahan' Andriamanitra.

10 Koa izany no nanaovany Jehovah Tompo hoe:
Satria nijoroaka avo izy [1]

[1] *Heb.* hianao.

Ka nanandratra ny lohany teo amy ny rahona matevina,
Ary nirehareha ny fony noho ny hahavony,
11 Dia hatolotro eo an-tànan' ilay mahery amy ny firenena izy;
Hamely azy tokoa io;
Noho ny faharatsiany no nandroahako azy.
12 Ary izay fahavalo masiaka indrindra amy ny firenena
No nanapaka azy sady nanary azy;
Teny an-tendrombohitra sy teny amy ny lohasaha rehetra no nihahafan' ny sampany,
Ary notapatapahina teny amoron' ny ony rehetra amy ny tany ny rantsany;
Ary nidina niala tamy ny alokalony ny firenena rehetra ka nahafoy azy.
13 Mipetraka eo amy ny vatany nianjera ny voro-manidina rehetra,
Ary eny amy ny sampany ny bibi-dia rehetra,—
14 Mba tsy hisy hiavonavona intsony noho ny hahavony ny hazo rehetra eny amoron' ny rano,
Na hanandratra ny lohany ho eo amy ny rahona matevina,
Sady tsy hisy hitoky amy ny hahavony intsony ny hazo mifo-drano rehetra;
Fa voatolotra ho faty izy rehetra ho any ambanin' ny tany,
Ho ao amy ny zanak' olombelona,
Dia any amin' izay midina any an-davaka.

15 Izao no lazainy Jehovah Tompo:
Tamy ny andro nidinany ho any amy ny fiainan-tsi-hita[1] dia nampanao fisaonana Aho:
Nanarona ny rano lalina noho ny aminy Aho
Sady nanampina ny ony avy aminy, ka dia najanona ny rano maro,
Nampisaoniko Libanona noho ny aminy,
Ka nalazo noho izany ny hazo rehetra tany an-tsaha.
16 Tamy ny fiezinezin' ny fianjerany dia nampihorohoroiko ny firenena,
Raha nampidiniko ho any amy ny fiainan-tsi-hita[1] izy,
Ho naman' izay midina any an-davaka;
Ary ny hazo rehetra any Edena,
Dia ny nojobonina sady soa indrindra any Libanona,
Dia izay mifo-drano rehetra,
Samy nampionona ny tenany any ambanin' ny tany.
17 Ireo koa dia niara-nidina taminy ho any amy ny fiainan-tsi-hita,[1]
Ho any amin' izay voatrabaky ny sabatra,
Mbamin' ireo izay efa sandriny teo,
Ka nipetraka teo ambanin' ny alokalony teo amy ny firenena.
18 Tahaka an' iza amy ny hazo any Edena moa hianao amin' izao voninahitra sy fahalehibiazana izao?
Hampidinina ho any ambanin' ny tany miaraka amy ny hazo any Edena hianao;
Eo amy ny tsy voafora no hiamparanao, dia eo amin' izay voatrabaky ny sabatra.

Farao sy ny vahoakany maro be rehetra izany, hoy Jehovah Tompo.

[1] *Heb.* Sheola.

*Fitomaniana noho ny nanjo any Farao sy ny vahoakany.*

XXXII. ARY tamy ny andro
voalohany tamy ny
volana faharoa amby ny folo tamy
ny taona faharoa amby ny folo dia
tonga tamiko ny teniny Jehovah
nanao hoe : 2 Ry zanak' olona, ma-
naova hira fahalahelovana ny aminy
Farao, mpanjakany Egypta, ka
ataovy aminy hoe :

Nanao ny tenanao ho tahaka ny liona tanora tamy ny firenena hianao,
Kanjo tahaka ny dragona [1] ao anatin' ny rano be ;
Ary nitsoriaka teny amy ny oninao hianao
Dia nanakobankobana ny rano tamy ny tongotrao
Ka nahaloto ny ony.

3 Izao no lazainy Jehovah Tompo :
Ny firenena betsaka tafatambatra no ho entiko mamelatra ny haratoko aminao,
Ary hakarin' ireny amy ny haratoko hianao.
4 Dia hatsipiko eny an-tanety hianao
Ary hariako any an-tsaha,
Dia hampitangoroniko eo aminao ny voro-manidina rehetra,
Ary homeko hivokisan' ny bibi-dia rehetra ny tenanao.
5 Haeliko eny an-tendrombohitra ny nofonao,
Ary hofenoiko ny tenabenao [2] ny lohasaha.
6 Hataoko safotry ny ranao ny tany
Hatramy ny tendrombohitra aza ;
Ary ho feno anao ny ony.
7 Ary raha hovonoiko ny fahazavanao, dia hosaronako ny lanitra :
Hotafiako lamba fisaonana ny kintany ;
Ny masoandro hotakonako rahona,
Ary ny volana tsy hangarangarana.
8 Eny, ireny fanazavana eny amy ny lanitra ireny dia hotafiako lamba fisaonana avokoa noho ny aminao,
Ary hosaronako aizina ny taninao, hoy Jehovah Tompo.
9 Hataoko mitebiteby koa ny fon' ny firenena maro,
Raha hampandrenesiko ny firenena maro ny haharavanao,
Dia any amy ny tany izay tsy fantatrao.
10 Eny, hataoko talanjona anao ny firenena maro,
Ary hipararetra noho ny aminao ny mpanjakany,
Raha hantsodiko eo imasony ny sabatro,
Ary samy hangovitra lalandava izy amy ny fanahiany ny ainy,
Raha mby amy ny andro haharavanao.

11 Fa izao no lazainy Jehovah Tompo :
Ny sabatry ny mpanjakany Babylona dia ho tonga aminao.
12 Ny sabatry ny mahery, izay samy masiaka indrindra amy ny firenena,
Ho entiko mandavo ny vahoakanao maro be,
Dia horavany ny reharehany Egypta,
Ka ho fongotra ny vahoakany maro be rehetra.
13 Haringako koa ny biby fiompiny rehetra eny amoron' ny rano maro,
Ary tsy hanakobankobana azy

---

[1] *Na :* mamba.

[2] *Heb.* hahavonao.

intsony ny tongotry ny olona,
Na handoto azy ny kitron' ny biby fiompy.
14 Dia hahenako[1] ny ranony,
Ary hampandehaniko toy ny diloilo ny oniny,
Hoy Jehovah Tompo,
15 Raha hataoko lao ny tany Egypta,
Ka hofoanako tsy hisy na inona na inona izay nahafeno azy teo;
Ary haringako ny monina rehetra ao aminy,
Dia ho fantatra fa Izaho no Jehovah.
16 Izany no hira fahalahelovana hataon' ny olona;
Ny zanakavavin' ny firenena no hihira izany;
Eny, ho fahalahelovana any Egypta sy ny vahoakany maro be rehetra no hihirany izany, hoy Jehovah Tompo.
17 Ary tamy ny andro fahadimy
amby ny folo tamy ny volana tamy
ny taona faharoa amby ny folo dia
tonga tamiko ny teniny Jehovah
nanao hoe:
18 Ry zanak' olona, isaony ny vahoaka maro beny Egypta,
Ary ampidino izy mbamy ny zanakavavin' ny firenena malaza
Ho any ambanin' ny tany,
Miaraka amin' izay midina any an-davaka.
19 Mihoatra noho ny an' iza moa ny hatsaran-tarehinao?
Midìna, ka miampara[2] amin' izay tsy voafora.
20 Any amy ny voatrabaky ny sabatra no hiampatramparany;
Ny sabatra dia efa voatolotra;
Tariho izy mbamy ny vahoakany maro be rehetra.
21 Izy sy ny nanampy azy no resahin' ireo malaza amy ny lehilahy mahery any amy ny fiainan-tsi-hita[3] manao hoe:
Tafidina ka miampatra ny tsy voafora,
Dia ireo voatrabaky ny sabatra.

22 Ao koa Asyria mbamy ny vahoakany maro be rehetra;
Manodidina azy ny fasany;
Voatrabaka izy rehetra, samy lavon' ny sabatra;
23 Efa natao any am-paravodilavaka ny fasany,
Ary ny vahoakany maro be dia manodidina ny fasany;
Voatrabaka izy rehetra, samy lavon' ny sabatra,
Dia ireo izay nahatonga tahotra tany amy ny tanin' ny velona.

24 Ao koa Elama mbamy ny vahoakany maro be rehetra manodidina ny fasany;
Voatrabaka izy rehetra, samy lavon' ny sabatra,
Ka tafidina tsy voafora ho any ambanin' ny tany,
Dia ireo nahatonga ny fahatahorana azy tany amy ny tanin' ny velona,
Ary samy mitondra henatra miaraka amin' izay midina any an-davaka.
25 Teo amy ny voatrabaka no nanaovana fandriana ho azy mbamy ny vahoakany maro be rehetra;
Manodidina azy ny fasany,
Izy rehetra samy tsy voafora sady voatrabaky ny sabatra,
Fa efa niely tany amy ny tanin' ny velona ny fahatahorana azy,
Ary samy mitondra henatra miaraka amin' izay midina any an-davaka izy;

[1] *Na:* hampandriko hadio. [2] *Heb.* mandria. [3] *Heb.* Sheola.

Ao amy ny voatrabaka no
nametrahany azy.

26 Ao koa Meseka-tobala mbamy ny vahoakany maro
be rehetra;
Manodidina azy ny fasany;
Samy tsy voafora izy rehetra
sady voatrabaky ny sabatra,
Satria nahatonga ny fahatahorana azy tany amy ny
tanin' ny velona izy.
27 Ary tsy hiara-miampatra[1] amy
ny lehilahy mahery
Izay lavo isan' ny tsy voafora
izy—
Dia ireo tafidina any amy ny
fiainan-tsi-hita[2] ka mitondra
ny fiadiany,
Sady voapetraka eo ambanin'
ny lohany ny sabany,
Ary ao amy ny taolany ny
helony,—
Satria nampahatahotra ny mahery tany amy ny tanin' ny
velona izy.
28 Eny, hianao dia haripaka ao
amy ny tsy voafora
Ka hiara-miampatra[1] amy ny
voatrabaky ny sabatra.

29 Ao koa Edoma mbamy ny
mpanjakany sy ny mpanapaka rehetra tao aminy,
Izay natao ao amy ny voatrabaky ny sabatra, na dia be
aza ny heriny,
Miara-miampatra[1] amy ny tsy
voafora izy
Sy amin' izay midina any andavaka.

30 Ao koa ireo andrianan' ny
avaratra rehetra
Sy ny Sidoniana rehetra,
Izay niara-nidina tamy ny voatrabaka;
Menatra izy, na dia efa natahorana noho ny heriny aza,
Ary miampatra[1] tsy voafora
ao amin' izay voatrabaky
ny sabatra izy
Ka mitondra henatra ao amin'
izay midina any an-davaka.

31 Ireny dia ho hitany Farao,
ka dia hionona izy ny amy
ny vahoakany maro be.
Voatrabaky ny sabatra Farao
mbamy ny miaramilany rehetra, hoy Jehovah Tompo.
32 Fa efa nahatonga ny fahatahorana azy[3] tany amy ny
tanin' ny velona Aho;
Ary Farao dia halevina[4] ao
amy ny tsy voafora,
Miaraka amin' ireo voatrabaky ny sabatra,
Dia Farao mbamy ny vahoakany maro be rehetra, hoy
Jehovah Tompo.

*Fananterana ny nanendrena any Ezekiela ho mpaminany.*

XXXIII. ARY tonga tamiko ny
teniny Jehovah nanao hoe: 2 Ry zanak' olona, mitenena amy ny zanaky ny firenenao,
ka lazao aminy hoe: Raha mahatonga sabatra amy ny tany anankiray Aho, ary ny tompon-tany maka
lehilahy anankiray ao aminy ka
manendry azy ho mpitily, 3 ary
hitan-dralehilahy fa, indro, avy ny
sabatra, ka mitsoka ny anjomara
hampitaitra[5] ny olona izy, 4 nefa
tsy mety taitra[6] izay mandre ny feon'
ny anjomara, dia tonga ny sabatra
ka mandripaka azy,—dia ho eo andohany hiany ny rany. 5 Nandre
ny feon' ny anjomara hiany izy,
nefa tsy nety taitra;[6] ho ao aminy
hiany ny rany; fa raha nety taitra
izy, dia ho nahavonjy ny ainy hiany.
6 Fa raha hitan' ilay mpitily kosa
fa, indro, avy ny sabatra, nefa tsy
nitsoka ny anjomara izy, ka tsy
notairina ny olona, ary tonga ny

[1] *Heb.* mandry. [2] *Heb.* Sheola. [3] *Na:* Ahy. [4] *Heb.* hampandrina.
[5] *Heb.* hananatra. [6] *Heb.* tsy nino anatra.

sabatra ka mandringana olona ao
aminy, dia matin' ny helony hiany
iny; nefa ny rany dia hadiniko amy
ny tànan' ilay mpitily.
7 Koa hianao, ry zanak' olona,
dia efa notendreko ho mpitily ho
any ny taranaky Isiraely, ka raha
mandre ny teny aloaky ny vavako
hianao, dia izany no ho entinao ma-
nanatra azy. 8 Raha hoy Izaho
amy ny ratsy fanahy: He! ry ilay
ratsy fanahy, ho faty tokoa hianao!
nefa tsy mety mananatra azy hianao
hiala amy ny alehany, dia ho fatin'
ny helony hiany izany ratsy fanahy
izany, fa ny rany dia hadiniko amy
ny tànanao. 9 Fa raha mananatra
ny ratsy fanahy hiany kosa hianao
hiala amy ny làlany ratsy; fa izy
no tsy mety miala amin' izany, dia
ho fatin' ny helony hiany izy, nefa
voavonjinao ny ainao.
10 Ary hianao, ry zanak' olona,
mitenena amy ny taranaky Isiraely
hoe: Izao no fiteninareo: Eto ami-
nay ny fahadisoanay sy ny fahota-
nay, ka mihalevona amin' izany
izahay, dia nahoana no mbola velona
izahay? 11 Lazao aminy hoe: Raha
velona koa Aho, hoy Jehovah Tompo,
dia tsy sitrako ny hahafatesan' ny
ratsy fanahy, fa ny hialan' ny
ratsy fanahy amy ny làlany, mba
ho velona izy. Mialà, mialà amy ny
làlan-dratsinareo, fa nahoana moa
no te-ho faty hianareo, ry taranaky
Isiraely?
12 Ary hianao, ry zanak' olona,
lazao amy ny zanaky ny firenenao
hoe: Ny fahamarinan' ny marina
tsy hahavonjy azy, raha mby amy
ny andro ahadisoany; ary ny fahara-
tsian' ny ratsy fanahy tsy hahavoa
azy, raha mby amy ny andro ialany
amy ny faharatsiany; ary ny marina
tsy ho velona noho ny fahamarinany,
raha mby amy ny andro anotany.
13 Raha lazaiko amy ny marina
hoe: Ho velona tokoa hianao,[1] nefa
izy mitoky amy ny fahamarinany
ka manao meloka, dia tsy hotsaro
vana ny fahamarinana rehetra izay
nataony, fa ny heloka nataony no
hahafaty azy. 14 Ary koa, raha
hoy Izaho kosa amy ny ratsy fanahy:
Ho faty tokoa hianao! nefa miala
amy ny fahotany izy sady manao
izay marina sy mahitsy 15 ka mame-
rina ny natao tsatòka sady mampody
izay nangalariny ary mandeha araka
ny didy mahavelona ka tsy manao
meloka, dia ho velona tokoa izy, fa
tsy ho faty. 16 Ny fahotana rehe-
tra izay nataony dia tsy hotsarovana
aminy intsony; manao izay marina
sy mahitsy izy, ka dia ho velona
tokoa.
17 Kanefa, hoy ny zanaky ny
firenenao: Tsy marina ny fitondran'[2]
ny Tompo; nefa ny fitondran'[2] ny
tenany no tsy marina. 18 Raha
ny marina miala amy ny fahamari-
nany ka manao meloka, dia ho faty
amin' izany izy. 19 Ary raha ny
ratsy fanahy miala amy ny fahara-
tsiany ka manao izay marina sy ma-
hitsy, dia ho velona amin' izany izy.
20 Kanefa, hoy hianareo: Tsy ma-
rina ny fitondran' [2] ny Tompo. He!
ry taranak' Isiraely, samy hotsarai-
ko araka ny alehany avy hianareo.

*Ny nisokafan' ny vavany Ezekiela taorian' ny nandravana any Jerosalema haminany izay mbola hanjo ny Isiraely noho ny tsi-fibebahany.*

21 ARY nony tamy ny andro fa-
hadimy tamy ny volana fa-
hafolo tamy ny taona faharoa amby
ny folo taorian' ny namaboana an-
tsika, dia nisy olona efa nandositra
avy tany Jerosalema tonga tao amiko
ka nanao hoe: Afaka ny tanàna.
22 Dia efa tonga tamiko ny tànany
Jehovah tamy ny omaly harivan' ny
andro nahatongavan' ilay nandositra
izay tonga tao amiko, ka nosokafany
ny vavako mandra-pahatongan' ilay
nandositra, izay tonga tao amiko

[1] *Heb.* izy.

[2] *Heb.* làlan'.

nony maraina; dia efa nisokatra ny
vavako, ka tsy moana intsony aho.
23 Dia tonga tamiko ny teniny
Jehovah nanao hoe: 24 Ry zanak'
olona, ny monina amin' ireny rava
amy ny tanin' ny Isiraely ireny dia
manao hoe: Irery hiany Abrahama,
nefa nandova ny tany izy; fa isika
kosa dia maro, ary omena antsika
ny tany ho lovantsika. 25 Koa
lazao aminy hoe: Izao no lazainy
Jehovah Tompo: Homan-javatra
misy ra sady miandrandra ny sam-
pinareo hianareo ary mandatsa-dra,
—moa hahazo handova ny tany va
hianareo? 26 Mitoky amy ny saba-
trareo hianareo sady manao fahave-
tavetana, ka samy mandoto ny va-
din' ny namany avy; koa hahazo
handova ny tany va hianareo? 27
Izao no holazainao aminy: Izao no
lazainy Jehovah Tompo: Raha ve-
lona koa Aho, dia tsy maintsy ho
lavon' ny sabatra izay ao amy ny
tanàna rava, ary izay any an-tsaha
dia homeko ho rembin' ny bibi-dia,
ary izay ao amy ny harambato [1] sy
amy ny lava-tany dia ho fatin' ny
areti-mandringana. 28 Fa hataoko
rava sy lao ny tany, ary hitsahatra
ny fiavonavonan' ny heriny; ho lao
ny tendrombohitry ny Isiraely, ka
tsy hisy mpandia azy. 29 Dia ho
fantany fa Izaho no Jehovah, raha
hataoko rava sy lao ny tany noho
ny fahavetavetana nataony.
30 Ary hianao, ry zanak' olona,
ny zanaky ny firenenao dia miresaka
anao eny am-bodi-rindrina sy eo
am-baravaran' ny tranony, ka samy
manao amy ny rahalahiny hoe: An-
deha isika, ary aoka handre izay
teny avy aminy Jehovah. 31 Dia
mankao aminao tahaka ny fihavin'
ny olona izy ka mipetraka eo anatre-
hanao toa oloko ary mahare ny
teninao, nefa tsy mety mankatò
azy; fa, indro, teny mamy no lazain'
ny vavany,[2] nefa ny fony dia lasa
manaraka ny filan-karena. 32 Koa,
indro, hianao dia ataony ho tahaka
ny mpanao hira mahafinaritra,[3] izay
tsara feo sady mahay mitendry; fa
mandre ny teninao izy, nefa tsy
mety mankatò azy. 33 Ary nony
tanteraka izany (indro, efa ho tan-
teraka hiany), dia ho fantany fa efa
nisy mpaminany tokoa tao aminy.

*Ny amy ny mpiandry ondry ratsy fanahy, sy ny mbola hanangonana ny ondry, ary ny hanendrena mpiandry tsara hiandry azy.*

XXXIV. ARY tonga tamiko ny
teniny Jehovah na-
nao hoe: 2 Ry zanak' olona, mami-
nania ny hamelezana ny mpiandry
ny Isiraely, eny, maminania, ka
ataovy aminy hoe: Izao no lazainy
Jehovah Tompo: Lozan' ny mpian-
dry ondrin' ny Isiraely izay mama-
han-tena! Moa tsy ny ondry va no
tokony handrasan' ny mpiandry?
3 Ny taviny dia haninareo, ary
ny volony tafinareo, ny nafahy vo-
noinareo; nefa ny ondry tsy mba
andrasanareo. 4 Tsy manatanjaka
ny malemy hianareo, na manasitrana
ny marary, na manamatra ny folaka,
na mampody ny noroahina, na mika-
tsaka ny very; fa loza loatra ny
fampanomponareo azy. 5 Dia miely
izy, satria tsy misy mpiandry; ary
rehefa miely izy, dia tonga rembin'
ny bibi-dia rehetra. 6 Mirenireny
eny an-tendrombohitra sy eny amy
ny havoana andrandraina rehetra ny
ondriko; eny, any amy ny tany re-
hetra no ielezan' ny ondriko, ary tsy
misy mitady na miahy azy.
7 Koa mihainoa ny teniny Jeho-
vah hianareo, ry mpiandry ondry:
8 Raha velona koa Aho, hoy Jeho-
vah Tompo, noho ny nahababoan' ny
ondriko sy ny nahatongavan' ny
ondriko ho rembin' ny bibi-dia re-
hetra, satria tsy nisy mpiandry azy,
fa tsy nitady ny ondriko ny mpian-

---

[1] *Heb.* fiarovana.
[2] *Na:* izay mamy am-bavany no lazainy; *na:* kalokalo no ataon' ny vavany.
[3] *Na:* kalokalo.

dry, fa ny mamahan-tena kosa no
ataony, ka tsy namahana ny on-
driko,—9 dia mihainoa ny teniny
Jehovah hianareo, ry mpiandry on-
dry! 10 Izao no lazainy Jehovah
Tompo: Indro, avy hamely ny
mpiandry ondry Aho, dia hampamoa-
hiko ny amy ny ondriko izy ka
hesoriko tsy hiandry ny ondry in-
tsony; dia tsy hamahan-tena intsony
ny mpiandry ondry, fa hovonjeko
eo amy ny vavany ny ondriko mba
tsy ho azony hohanina intsony.

11 Fa izao no lazainy Jehovah
Tompo: Indro, Izaho, eny, Izaho no
hiahy ny ondriko sy handinidinika
azy. 12 Toy ny fandinidiniky ny
mpiandry ny ondriny amin' izay an-
dro hahatratrarany ny ondriny izay
efa niely, dia toy izany no handini-
dinihako ny ondriko sy hamonjeko
azy avy any amin' izay rehetra efa
nielezany tamy ny andro mandra-
hona sy maizim-pito. 13 Ary ho
entiko mivoaka avy any amy ny
firenena izy ka hangoniko avy any
amy ny tany samihafa, dia ho entiko
ho any amy ny taniny sy handra-
sako eny an-tendrombohitry ny Isi-
raely sy eny an-dohasahan-driaka
izy ary eny amin' izay tsara hone-
nana rehetra eran' ny tany. 14
Eny amy ny tany tsara ho fiandra-
sana no hiandrasako azy, ary eny
an-tendrombohitra avon' ny Isiraely
no ho tany hiandrasana azy; ao no
handriany amy ny tany tsara ary
eny amy ny fiandrasana tsara ahi-
tra[1] no hihinanany, dia any an-
tendrombohitry ny Isiraely. 15
Izaho no hiandry ny ondriko, ary
Izaho no hampandry azy, hoy Jeho-
vah Tompo. 16 Ny very hotadia-
viko, ny voaroaka hampodiko, ny
folaka hohamarako, ny malemy ho-
hatanjahiko; fa ny matavy sy ny
matanjaka kosa dia haringako ka
handrasako amy ny fitsarana.

17 Ary ny aminareo, ry ondriko,
izao no lazainy Jehovah Tompo:
Indro hotsaraiko ny adin' ny ondry
aman-osy, dia ny ady ataon' ny on-
drilahy sy ny osilahy namany aminy.
18 Moa ataonareo ho zavatra kely
va ny nandanianareo ny ahitra tsara,
no dia nohosihosen' ny tongotrareo
ny ahitrareo sisa, ary ny efa niso-
troanareo ny rano madio, no dia
nolotoin' ny tongotrareo ny sisa?
19 Ary ny amy ny ondriko, moa
izay voahosihosin' ny tongotrareo
va no hohaniny, ary izay voaloton'
ny tongotrareo va no hosotroiny?

20 Koa izao no lazainy Jehovah
Tompo aminy: Indro, Izaho, eny,
Izaho no hitsara ny adin' ny ondry
matavy amy ny ondry mahia. 21
Satria ny tehezanareo sy ny soroka-
reo no entinareo manosika ny ma-
rary rehetra, ary ny tandrokareo no
entinareo manoto azy mandra-pan-
dronjinareo azy ho any ivelany; 22
dia hovonjeko ny ondriko, ary tsy
ho babo intsony izy, ary hotsaraiko
ny adin' ny ondry amy ny ondry
namany. 23 Ary hanangana Mpian-
dry iray ho azy Aho, Izy no hiandry
azy, dia Davida Mpanompoko, ka
Izy no hitondra azy sy ho Mpian-
dry azy. 24 Ary Izaho Jehovah
no ho Andriamaniny, ary Davida
Mpanompoko no ho Mpanapaka ao
aminy. Izaho Jehovah no niteny
izany. 25 Ary hanao fanekem-
pihavanana aminy Aho ka hampiala
ny biby masiaka tsy ho eo amy ny
tany intsony, dia handry fahizay izy
na dia any an-efitra aza sady hatory
na dia any anaty ala aza. 26 Ary
izy sy ny manodidina ny havoanako
dia hataoko fitahiana, ary hampila-
tsaka ranonorana amy ny fotoany
Aho, dia ranonoram-pitahiana miva-
travatra. 27 Ary hamoa ny hazo
any an-tsaha, sady hahavokatra ny
tany, ary handry fahizay amy ny
tany izy; ka dia ho fantany fa
Izaho no Jehovah, raha hotapahiko
ny ziogany, ary hovonjeko amy ny
tànan' izay nampanompo azy izy.

[1] *Heb.* matavy.

28 Ary tsy ho babon' ny jentilisa
na ho rembin' ny bibi-dia intsony
izy, fa handry fahizay, ary tsy hisy
hanaitaitra azy. 29 Ary hampaniry
voly ho laza ho azy Aho, ka tsy ho
ritry ny mosary amy ny tany in-
tsony izy, na hitondra ny latsan'
ny jentilisa intsony; 30 ka dia ho
fantany fa Izaho, Jehovah Andria-
maniny, no momba azy, ary izy,
taranaky Isiraely, no oloko, hoy Je-
hovah Tompo. 31 Ary ny amina-
reo ondriko—ondry fiandriko—olona
hianareo, ary Izaho no Andriamani-
trareo, hoy Jehovah Tompo.

*Ny handravana any Edoma noho ny nandrafiany ny Isiraely.*

XXXV. ARY tonga tamiko ny
teniny Jehovah nanao
hoe: 2 Ry zanak' olona, manandrifia
ny tendrombohitra Seïra, ka mami-
nania ny hamelezana azy, 3 dia
ataovy aminy hoe: Izao no lazainy
Jehovah Tompo:

Indro, avy hamely anao Aho,
ry tendrombohitra Seïra,
Ary hahinjitro aminao ny tà-
nako, ka hataoko foana sy
lao hianao.
4 Ny tanànanao hataoko koron-
tam-bato,
Ary hianao ho lao;
Ka dia ho fantatrao fa Izaho
no Jehovah.

5 Noho ny fandrafianao hatry
ny fony ela
Sy ny nanoloranao ny Zanak'
Isiraely ho fatin' [1] ny saba-
tra,
Fony tamy ny andro nahitany
loza,
Dia ny fotoan' ny heloka ma-
hafaty,
6 Dia izao no lazainy Jehovah:
Raha velona koa Aho,
Dia hataoko manjary ra hia-
nao, ary ra no hanenjika
anao;
Satria tsy nankahalainao ny
ra, dia ra kosa no hanenjika
anao.
7 Hataoko foana sy lao ny ten-
drombohitra Seïra,
Sady hataoko tsy misy intsony
ny mandroso sy ny mive-
rina,
8 Ary hofenoiko ny olony voa-
vono ny tendrombohiny.
Eny, ao amy ny havoananao
sy ny lohasahanao
Ary amoron' ny lohasahan-
driakanao rehetra no hiam-
patramparan' izay voatra-
baky ny sabatra.
9 Hataoko rava mandrakizay
hianao,
Ary tsy honenana intsony ny
tanànanao;
Ka dia ho fantatrareo fa Izaho
no Jehovah.
10 Ary noho ny nanaovanao hoe:
Ireto firenena roa ireto sy ireto
tany roa ireto dia ho ahy
avokoa,
Ka hanana azy izahay—
Kanefa teo hiany Jehovah—
11 Dia izao no lazainy Jehovah:
Raha velona koa Aho,
Dia hanao araka ny fahate-
zeranao sy ny fialonanao
Aho,
Izay nataonao noho ny fandra-
fianao azy;
Ary hampahafantariko ao ami-
ny ny tenako amy ny hitsa-
rako anao.
12 Ka dia ho fantatrao fa Izaho
Jehovah no efa nandre ny
fanaratsiana,
Izay nolazainao ny amin' ireny
tendrombohitry ny Isiraely
hoe:
Foana ireny ka nomena anay
ho fivelomanay.
13 Ary nanao teny miavonavona
namely Ahy hianareo
Sy nanamaro ny teninareo
namely Ahy; efa rekoizany.

[1] *Heb.* ho eo an-tànan'.

14 Izao no lazainy Jehovah Tompo:
Rehefa mifaly ny tany rehetra,
Dia hofoanako kosa hianao.
15 Toy ny nifalianao ny amy ny lovan' ny taranaky Isiraely,
Satria nofoanana ireny,
Dia toy izany kosa no hataoko aminao:
Ho foana hianao, ry tendrombohitra Seïra sy Edoma rehetra;
Ka dia ho fantatra fa Izaho no Jehovah.

*Ny hitahiany Jehovah ny tanin' ny Isiraely.*

XXXVI. ARY hianao, ry zanak' olona, maminania amy ny tendrombohitry ny Isiraely, ka ataovy hoe:
Ry tendrombohitry ny Isiraely,
Mihainoa ny teniny Jehovah:
2 Izao no lazainy Jehovah Tompo:
Noho ny nanaovan' ny fahavalo anareo hoe:
Hia! efa lasanay ny havoana fahagola!
3 Dia maminania, ka lazao hoe:
Izao no lazainy Jehovah Tompo:
Noho ny nandravany anareo sy ny nisafoahany nanenjika anareo avy amy ny tany manodidina,
Ka dia efa lasan' ny jentilisa sisa ho fananany hianareo,
Sady efa nataon' ny molotry ny mpibedibedy fitenenana
Ka efa ambentinteny amy ny firenena,—
4 Dia mihainoa ny teniny Jehovah Tompo, ry tendrombohitry ny Isiraely:
Izao no lazainy Jehovah Tompo amy ny tendrombohitra sy ny havoana,
Ny lohasahan-driaka sy ny lohasaha
Ary amy ny korontam-bato sy ny tanànaolo,
Izay efa babo sy fandatsa ho any ny firenena sisa amy ny manodidina,—
5 Eny, izao no lazainy Jehovah Tompo:
Tamy ny afon' ny fahasaropiaroko no nitenenako tokoa
Namely ny firenena sisa sy Edoma rehetra,
Izay nahalasa ny taniko ho fananany
Tamy ny hafalian' ny fony tokoa
Sy tamy ny fanahy mamingavinga, mba hangoronany azy ho babo.
6 Koa maminania ny amy ny tanin' ny Isiraely,
Ka lazao amy ny tendrombohitra sy ny havoana
Ary ny lohasahan-driaka sy ny lohasaha hoe:
Izao no lazainy Jehovah Tompo
(Indro, tamy ny fahasaropiaroko sy ny fahatezerako no nitenenako):
Noho ny nitondranareo latsa tamy ny firenena,
7 Dia izao no lazainy Jehovah Tompo:
Izaho efa nanangan-tànana nanao hoe:
Ny firenena manodidina anareo no hitondra henatra.

8 Fa hianareo kosa, ry tendrombohitry ny Isiraely,
Dia hisandrahaka sy hahavokatra ho any ny Isiraely oloko;
Fa efa antomotra ny hihavian' ireny.
9 Fa, indro, hitodika ho aminareo Aho
Ka hanatrika anareo;
Dia hasaina sy hofafazana hianareo;
10 Ary hahamaro ny olona eny aminareo Aho,

Dia ny taranaky Isiraely rehetra rehetra,
Ary honenana ny tanàna,
Ka haorina indray ny efa rava;
11 Dia hampitombo olona sy biby fiompy eny aminareo Aho,
Ka hitombo sy hiteraka ireo;
Hametrahako mponina tahaka ny taloha any aminareo,
Ary hanisy soa anareo mihoatra noho ny tamy ny niandohanareo Aho;
Ka dia ho fantatrareo fa Izaho no Jehovah.
12 Eny, hampivoivoy olona eny aminareo Aho, dia ny Isiraely oloko;
Dia hanana anareo[1] izy ka hahalasa anareo[1] ho lovany,
Ary tsy hahalany fara azy intsony hianareo.[2]

13 Izao no lazainy Jehovah Tompo:
Noho ny nanaovany taminareo hoe:
Hianao, *ry tany* dia mandany olona,
Sady mahalany fara ny firenenao,
14 Dia tsy handany olona intsony hianao,
Na hahalavo ny firenenao intsony, hoy Jehovah Tompo.
15 Ary hataoko tsy mahare ny latsan' ny jentilisa intsony hianao
Sady tsy hitondra ny fanaratsian' olona intsony;
Ary tsy hahalavo ny firenenao intsony hianao, hoy Jehovah Tompo.

*Ny fifampiankinan' ny famonjena ny Isiraely sy ny fahamasinany.*

16 ARY tonga tamiko ny teniny Jehovah nanao hoe: 17 Ry
zanak' olona, ny taranaky Isiraely
nonina tany amy ny taniny, dia
nandoto izany tamy ny fanaony[3] sy
tamy ny asany izy; fa tahaka ny
fahalotoan' ny vehivavy mararin' ny
fadim-bolana no fahalotoan' ny fanaony[3] eo anatrehako. 18 Ka dia
naidiko ho aminy ny fahatezerako
mirehitra noho ny ra nalatsany teo
amy ny tany sy noho ny nandotoany
izany tamy ny sampiny. 19 Ary
naeliko ho any amy ny firenena izy
ka nahahaka ho any amy ny tany
samihafa; araka ny fanaony[1] sy ny
asany no nitsarako azy. 20 Ary
nony tonga tany amy ny firenena
izay nalehany izy, dia tonga fandotoana ny anarako masina tamy ny
nanaovan' ny olona azy hoe: Ireo
no olony Jehovah, nefa niala tamy
ny taniny Jehovah izy. 21 Dia
namindrako fo ny anarako masina,
izay nolotoin' ny taranaky Isiraely
tany amy ny firenena izay nalehany.
22 Koa ataovy amy ny taranaky
Isiraely hoe: Izao no lazainy Jehovah Tompo: Tsy noho ny aminareo
no anaovako izany, ry taranaky Isiraely, fa noho ny anarako masina,
izay nolotoinareo tany amy ny jentilisa izay nalehanareo. 23 Ary hohamasiniko ny anarako lehibe izay efa
nolotoinareo tany amy ny jentilisa,
ka dia ho fantany fa Izaho no Jehovah, hoy Jehovah Tompo, rehefa
miseho ho masina eo imasony Aho
amy ny ataoko aminareo. 24 Fa
halaiko avy any amy ny jentilisa
hianareo ary hangoniko avy any
amy ny tany rehetra ka ho entiko
ho any amy ny taninareo. 25 Dia
hofafazako rano madio hianareo, ka
hadio; ny mba ho afaka amy ny
fahalotoanareo rehetra sy ny sampinareo rehetra no hanadiovako anareo. 26 Ary homeko fo vaovao
hianareo, ary fanahy vaovao no hataoko ao anatinareo, ary hesoriko
amy ny nofonareo ny fo vato, ka
homeko fo nofo hianareo. 27 Ary
ny Fanahiko no hataoko ao anatina

[1] *Heb.* anao. [2] *Heb.* hianao. [3] *Heb.* làlany.

reo, ka hahatonga anareo handeha
araka ny lalàko sy hitandrina ny
fitsipiko ka hanaraka azy. 28 Ary
honina any amy ny tany izay no-
meko ny razanareo hianareo, ka ho
oloko hianareo, ary Izaho ho An-
driamanitrareo. 29 Ary hovonjeko
ho afaka amy ny fahalotoanareo
rehetra hianareo, ary hantsoiko sy
hataoko vokatra ny vary, ary tsy
hanaterako mosary intsony hiana-
reo; 30 ary hataoko vokatra koa ny
voankazo sy ny vokatry ny saha,
mba tsy ho voalatsan' ny jentilisa
amy ny mosary intsony hianareo.

31 Dia hotsarovanareo ny làlan-
dratsinareo sy ny fanao tsy metina-
reo, ka dia haharikoriko anareo ny
tenanareo noho ny fahadisoanareo sy
ny fahavetavetanareo. 32 Tsy noho
ny aminareo no anaovako izany, hoy
Jehovah Tompo—aoka ho fantatra-
reo izany; koa menara sy mangai-
haiza hianareo noho ny làlanareo,
ry taranaky Isiraely.

33 Izao no lazainy Jehovah Tom-
po: Amy ny andro hanadiovako
anareo ho afaka amy ny helokareo
rehetra dia hametrahako mponina ao
amy ny tanàna, ary haorina indray
ny efa rava. 34 Ary hasaina ny
tany efa lao, fa tsy ho lao eo imason'
ny mpandalo rehetra intsony izy.
35 Fa holazainy hoe: Ity tany efa
lao ity dia tonga tahaka ny saha
Edena; ary ny tanàna efa foana sy
lao dia misy mponina sady asiana
mànda; 36 ka dia ho fantatry ny
jentilisa sisa manodidina anareo fa
Izaho Jehovah no manorina indray
ny efa rava sy mamboly izay efa
foana. Izaho Jehovah no niteny
sady hahatanteraka izany.

37 Izao no lazainy Jehovah Tom-
po: Mbola hotadiavin' ny taranaky
Isiraely Aho amy ny hanaovako
izao ho azy: hohamaroiko toy ny
ondry ny olony. 38 Toy ny ondry
aman-osy masina, izay any Jerosa-
lema amy ny fotoam-pivavahana,
dia toy izany no hahafenoan' ny
tanànany efa lao amy ny olona maro
toy ny ondry aman-osy; ka dia ho
fantatra fa Izaho no Jehovah.

*Fanoharana ny amy ny hampodiana ny Isiraely, sy ny hanakambanana azy ho firenena iray hanjakany Davida.*

XXXVII. TAO amiko ny tànany
Jehovah, ary ny Fa-
nahy no nitondrany Jehovah ahy
nivoaka, dia napetrany teo amy ny
lohasaha feno taolana aho. 2 Ary
nitondra ahy nandehandeha teny
amin' ireo Izy; ary, indreo, betsaka
dia betsaka teny amy ny lohasaha
ireo, ary, indreo, maina dia maina
ireo.

3 Ary hoy Jehovah tamiko: Ry
zanak' olona, moa mety ho velona
hiany va ireto taolana ireto? Ary
hoy izaho: Jehovah Tompo ô, Hia-
nao no mahalala.

4 Dia hoy indray Izy tamiko:
Maminania amin' ireto taolana ireto,
ka ataovy aminy hoe: Ry taola-
maina, mihainoa ny teniny Jehovah!
5 Izao no lazainy Jehovah Tompo
amin' ireto taolana ireto: Indro,
hasiako fofonaina hianareo ka ho
velona; 6 ary hasiako ozatra hia-
nareo ka hampaniriko nofo; ary
hosaronako hoditra hianareo; ary
hasiako fofonaina hianareo ka ho
velona; ka dia ho fantatrareo fa
Izaho no Jehovah.

7 Dia naminany aho araka izay
efa nandidiana ahy, ary nony efa
naminany aho, dia injany! nisy feo,
ary, indreo, nihetsiketsika sady ni-
fanatonatona ny taolana, samy nana-
tona ny taolana namany avy. 8 Ary
hitako fa, indro, naniry ny ozatra
sy ny nofo, ary nisarona hoditra izy,
nefa tsy mbola nisy fofonaina tao
aminy.

9 Dia hoy Izy tamiko: Mami-
nania amy ny fofonaina, eny, mami-
nania, ry zanak' olona, ka ataovy
amy ny fofonaina hoe: Izao no la-
zainy Jehovah Tompo: Manatòna
avy amy ny rivotra efatra, ry fofon-

aina, ka tsotsofy ireo voavono ireo,
mba ho velona izy.
10 Dia naminany araka izay efa
nandidiany ahy aho, ka dia nidiran'
ny fofonaina ireo ka velona, dia
nijoro tamy ny tongony izy—maro
be dia maro be tokoa.
11 Dia hoy Izy tamiko: Ry
zanak' olona, ireto taolana ireto dia
ny taranaky Isiraely rehetra; in-
dreo izy manao hoe: Maina ny tao-
lanay, levona ny fanantenanay, fon-
gotra izahay. 12 Koa maminania,
ka ataovy aminy hoe: Izao no la-
zainy Jehovah Tompo: Indro, ry
oloko, Izaho no hanokatra ny fasa-
nareo, ary hampiakariko avy amy
ny fasanareo hianareo, ka ho entiko
ho any amy ny tanin' ny Isiraely;
13 ka dia ho fantatrareo fa Izaho
no Jehovah, raha manokatra ny
fasanareo Aho, ry oloko, ka mam-
piakatra anareo hiala amy ny fasa-
nareo. 14 Ary hataoko ao anati-
nareo ny Fanahiko, dia ho velona
hianareo, ary hamponeniko any amy
ny taninareo hianareo; ka dia ho
fantatrareo fa Izaho Jehovah no efa
niteny sady mahatanteraka izany,
hoy Jehovah.
15 Ary tonga tamiko ny teniny
Jehovah nanao hoe: 16 Ary hianao,
ry zanak' olona, dia mangalà tapa-
kazo iray, ka asio soratra hoe: Ho
any ny Joda sy ho any ny Zanak'
Isiraely namany; dia mangalà tapa-
kazo anankiray koa, ka asio soratra
hoe: Ho any Josefa—dia tapa-ka-
zony Efraima—sy ho any ny tara-
naky Isiraely namany rehetra. 17
Ary ampifanatony izy roa ho tonga
tapa-kazo iray hiany, dia ho iray eny
an-tànanao izy.
18 Ary raha miteny aminao ny
zanaky ny firenenao manao hoe:
Moa tsy hilaza izay hevitrao amin'
izany va hianao? 19 dia ataovy
aminy hoe: Izao no lazainy Jehovah
Tompo: Indro, Izaho haka ny tapa-
kazony Josefa, izay eny an-tànany
Efraima, sy ny firenen' ny Isiraely
namany, ary hakambako ho eo amy
ny tapa-kazony Joda izy, ary hataoko
tapa-kazo iray hiany izy ka ho tonga
iray eny an-tànako. 20 Ary ny
tapa-kazo izay hasianao soratra dia
ho eny an-tànanao eo imasony. 21
Dia lazao aminy hoe: Izao no la-
zainy Jehovah Tompo: Indro, Izaho
haka ny Zanak' Isiraely avy any
amy ny jentilisa izay nalehany, eny,
hangoniko avy any amy ny mano-
didina any izy ka ho entiko ho any
amy ny taniny; 22 ary hataoko ho
firenena iray any amy ny tany izy,
dia any an-tendrombohitry ny Isi-
raely, ary mpanjaka iray hiany no
ho mpanjakan' izy rehetra, ka tsy
ho firenena roa intsony izy ary tsy
hisaraka ho fanjakana roa intsony.
23 Ary tsy handoto tena amy ny
sampiny, na amy ny fahavetavetany,
na amy ny fahadisoany intsony izy;
fa hovonjeko ho afaka amy ny fone-
nany rehetra izay nanotany izy, ary
hodioviko izy, ka dia ho oloko, ary
Izaho ho Andriamaniny.
24 Ary Davida Mpanompoko no
ho Mpanjakany; ary hiray Mpian-
dry izy rehetra, dia handeha araka
ny fitsipiko izy sady hitandrina ny
lalàko sy hankatò izany. 25 Ary
honina any amy ny tany izay nome-
ko any Jakoba mpanompoko izy, dia
ilay efa nonenan' ny razanareo, ka
honina any izy sy ny zanany mbamy
ny zafiny mandrakizay; ary Davida
Mpanompoko no ho Mpanapaka azy
mandrakizay.
26 Ary hanao fanekem-pihava-
nana ho azy Aho, ka ho fanekena
mandrakizay eo aminy izany, ary
hametraka sy hahamaro azy Aho
sady hametraka ny fitoerako masina
eo aminy mandrakizay. 27 Ary ny
tabernakeliko ho eo aminy; ary
Izaho ho Andriamaniny, ary izy ho
oloko. 28 Ka dia ho fantatry ny
jentilisa fa Izaho Jehovah no mana-
masina ny Isiraely amy ny isian' ny
fitoerako masina eo aminy mandra-
kizay.

*Ny handresena any Goga sy Magoga mbamy ny firenena maro izay ho entiny hiady amy ny Isiraely.*

XXXVIII. ARY tonga tamiko ny teniny Jeho-
vah nanao hoe : 2 Ry zanak' olona,
manandrifia any Goga avy any amy
ny tany Magoga, izay mpanjakany
Rosy sy Meseka ary Tobala, ary
maminania ny hamelezana azy, 3
ka ataovy hoe : Izao no lazainy Je-
hovah Tompo : Indro, avy hamely
anao Aho, ry Goga, mpanjakany
Rosy sy Meseka ary Tobala. 4 Ary
hitarika anao Aho ka hanisy masom-
by ny valanoranonao, ary ho entiko
mivoaka hianao sy ny tafikao rehe-
tra, dia ny soavaly sy ny mpitaingin-
tsoavaly, samy mitafy marevaka izy
rehetra, dia olona maro be mitondra
ampinga lehibe sy ampinga kely,
ary samy mitan-tsabatra ; 5 miaraka
aminy ny Persiana sy ny Etiopiana
ary ny Libyana,[1] samy mitondra am-
pinga lehibe sy fiarovan-doha avokoa,
6 Gomera koa mbamy ny miarami-
lany rehetra, ny taranaky Togarma
avy any amy ny farany avaratra
mbamy ny miaramilany rehetra, dia
firenena maro izay miaraka aminao.

7 Miomàna, ka mitaova tsara
hianao, eny, hianao sy ireo momba
anao izay efa mivory ao aminao, ary
aoka hianao no ho mpitarika [2] azy.

8 Rehefa afaka andro maro, dia
hotadiavina hianao, raha mby any
am-parany, dia ho tonga any amy
ny tany izay novonjena ka afaka
tamy ny sabatra hianao, dia tany
novorina avy tany amy ny firenena
maro, any an-tendrombohitry ny
Isiraely, izay efa lao hatry ny ela ;
fa efa navoaka avy tany amy ny
firenena izy, ka dia mandry fahizay
izy rehetra. 9 Eny, hiakatra hia-
nao, ary ho tahaka ny fihavin' ny
rivo-doza no hihavianao, ka ho ta-
haka ny rahona hanarona ny tany,
dia hianao sy ny miaramilanao rehe-
tra mbamy ny firenena maro izay
miaraka aminao.

10 Izao no lazainy Jehovah Tom-
po : Amin' izany andro izany dia
hisy eritreritra hiditra ao an-tsainao,
ary hamoron-kevi-dratsy hianao 11
ka hanao hoe : Hiakatra aho hamely
ny tany izay misy tanàna tsy mi-
mànda ; hankamin' izay mandry
fahizay sy mitoetra tsy manana
ahiahy aho, samy monina ao an-
tanàna tsy misy mànda na hidy na
vavahady izy rehetra,—12 mba ha-
mabo sy handroba ary hamely in-
dray izay efa rava, saingy vao misy
mponina ankehitriny izao, ary ny
firenena izay nangonina avy tany
amy ny jentilisa sady nihary omby
sy fananana, dia ireo mitoetra ao
amy ny foi-ben' ny tany.

13 Sheba sy Dedana ary ny mpan-
drantony Tarsisy rehetra mbamin'
ireo lionany tanora rehetra dia ha-
nao aminao hoe : Tonga hamabo va
hianao ? Nangoninao handroba va
ireto olonao betsaka ireto, hahalasa
volafotsy sy volamena, handroba
harena sy fananana ary hahazo babo
betsaka ?

14 Koa maminania, ry zanak'
olona, ka ataovy aminy Goga hoe :
Izao no lazainy Jehovah Tompo :
Moa amin' izany andro hitoeran' ny
Isiraely oloko mandry fahizay izany
dia tsy ho fantatrao va izany ? 15
Ary ho tonga avy any amy ny fone-
nanao avy any amy ny farany ava-
ratra hianao mbamy ny firenena
maro miaraka aminao, izay samy
mitaingin-tsoavaly, dia olona maro
be sy miaramila betsaka ; 16 ary
hiakatra hamely ny Isiraely oloko
tahaka ny fiakatry ny rahona hana-
rona ny tany hianao ; any am-parany
no ho tonga izany ; ary ho entiko
hamely ny taniko hianao, mba haha-
fantaran' ny firenena Ahy, rehefa
miseho ho masina eo anatrehany
Aho amy ny ataoko aminao, ry
Goga.

---

[1] *Heb.* Pota.

[2] *Na:* mpitandrina.

17 Izao no lazainy Jehovah Tompo: Moa hianao va ilay nampilazaiko ny mpanompoko hatramy ny fahiny, dia ny mpaminanin' ny Isiraely, izay naminany ela tamin' izany andro izany ny hampakarako anao hamely azy?

18 Ary amin' izany andro izany, dia ny andro hihaviany Goga hamely ny tanin' ny Isiraely, hoy Jehovah Tompo, dia hiefona eo am-bavoroko ny fahatezerako.
19 Fa amy ny fahasaro-piaroko sy ny afon' ny fahatezerako no nitenenako hoe: Amin' izany andro izany dia hisy horohoro mafy any amy ny tanin' ny Isiraely,
20 ka hangorohoro eo anatrehako ny hazandrano any an-dranomasina sy ny voro-manidina sy ny bibi-dia ary ny biby mandady sy mikisaka rehetra izay mandady sy mikisaka amy ny tany ary ny olona rehetra ambonin' ny tany; dia hazera ny tendrombohitra, hikoa ny fiakarana mideza, ary hirodana ny ampiantany rehetra.
21 Dia hiantso sabatra Aho hamely azy eny amy ny tendrombohitro rehetra, hoy Jehovah Tompo; ary hifamely sabatra amy ny namany avy izy rehetra.
22 Ary hamaly azy [1] amy ny areti-mandringana sy ny ra sy ny ranonorana manafotra ary ny havandra vaventy Aho; ary koa, handatsaka afo sy solifara aminy sy amy ny miaramilany mbamy ny firenena maro izay miaraka aminy Aho.
23 Ka dia hasehoko ny fahalehibiazako sy ny fahamasinako; ary ho fantatra eo imason' ny firenena maro Aho; ka dia ho fantany fa Izaho no Jehovah.

XXXIX. Ary hianao, ry zanak' olona, dia maminania ny hamelezana any Goga, ka ataovy hoe: Izao no lazainy Jehovah Tompo: Indro, hamely anao Aho, ry Goga, mpanjakany Rosy sy Meseka ary Tobala.
2 Hitarika sy hitondra anao hiakatra avy any amy ny farany avaratra Aho, dia ho entiko ho any an-tendrombohitry ny Isiraely hianao.
3 Ary hasiako ny tsipìkanao hiala eny an-tànanao ankavia, ary halatsako hiala eny antànanao ankavanana ny zana-tsipìkanao.
4 Any an-tendrombohitry ny Isiraely no hiampatramparanao sy ny miaramilanao rehetra mbamy ny firenena izay miaraka aminao; homeko hohanin' ny vorona mpihaza samihafa karazana rehetra sy ny bibi-dia hianao.
5 Eny an-tsaha no hiamparanao; fa Izaho no efa niteny, hoy Jehovah Tompo.

6 Ary haterako afo Magoga sy izay mipetraka tsy manana ahiahy any amoron-tsiraka; ka dia ho fantany fa Izaho no Jehovah.
7 Ary ny anarako masina dia hataoko fantatra ao amy ny Isiraely oloko; ary tsy havelako holotoina intsony ny anarako masina; ka dia ho fantatry ny firenena fa Izaho no Jehovah, Izay masina ao amy ny Isiraely.
8 Indro, tonga izany ka tanteraka, hoy Jehovah Tompo. Izany no andro izay nolazaiko.

9 Ary hivoaka ny mponina ao amy ny tanànan' ny Isiraely ka handrehitra sy hitaina ny fiadiana, dia ny ampinga kely sy ny ampinga lehibe, ny tsipìka sy ny zana-tsipìka, ny langilangy sy ny lefona, ary hitaina izany mandritra ny fito taona izy;
10 fa tsy haka kitay hazo any an-tsaha na hanapaka hazo any anala izy, fa hitaina ny fiadiana ka hamabo izay efa namabo azy sy handroba izay efa nandroba azy, hoy Jehovah Tompo.

11 Ary amin' izany andro izany dia homeko tany ao amy ny Isiraely Goga hasiana fasana, dia ny lohasahan' ny mpandalo manolotra ny ranomasina, ka hisakana [2] ny mpandalo izany; ary any no handevenany any Goga sy ny olony maro be rehetra; ary ny anarany hataony hoe Lohasahan' ireo olona maro beny

[1] *Heb.* hifandahatra aminy.

[2] *Na:* hampitampina *orona.*

Goga. 12 Ary fito volana mipaka
no handevenan' ny taranaky Isiraely
azy, hanadiovany ny tany. 13 Eny,
ny tompon-tany rehetra no handevina azy; ary ho laza ho azy izany
amy ny andro hampisehoako ny
voninahitro, hoy Jehovah Tompo.
14 Ary izy hanavaka sy hanendry
olona ho mpitety ny tany sy izay
hiaraka amy ny mpitety koa handevina ny mbola sisa eny ambonin' ny
tany, hanadiovana azy; rehefa afaka
fito volana, dia vao hikatsaka izy;
15 ary raha mandeha mitety ny
tany ireo mpitety ka mahita taolan'
olona, dia hanorina marika eo anilany izy, mandra-pandevin' ny mpandevina azy ao amy ny Lohasahan'
ireo maro beny Goga. 16 Ary hisy
tanàna koa hatao hoe Hamona.[1]
Toy izany no hanadiovany ny tany.
17 Ary hianao, ry zanak' olona,
dia izao no lazainy Jehovah Tompo:
Ataovy amy ny voro-manidina rehetra sy ny bibi-dia rehetra hoe:
Mivoria hianareo, ka mankanesa
atỳ; miangòna hianareo avy amy
ny manodidina ho amy ny fanatitro
izay vonoiko ho anareo, dia fanatitra
lehibe eny an-tendrombohitry ny
Isiraely, hihinananareo nofo sy hisotroanareo ra. 18 Ny nofon' ny lehilahy mahery no hohaninareo, ary ny
ran' ireo mpanjakan' ny tany no
hosotroinareo, dia ondrilahy sy zanak'
ondry sy osilahy ary vantotr' ombilahy, samy mifahy avy any Basana
izy rehetra. 19 Dia hihinana matavy hianareo mandra-pahavokinareo
ary hisotro ra mandra-pahaleonareo
avy amy ny fanatitro izay novonoiko
ho anareo. 20 Ary ho voky soavaly
sy ny mpitaingina azy ary lehilahy
mahery mbamy ny miaramila rehetra eo amy ny latabatro hianareo,
hoy Jehovah Tompo.
21 Ary hasehoko any amy ny
jentilisa ny voninahitro, ka ho hitan'
ny firenena rehetra ny fitsarana hataoko sy ny tànako izay hahinjitro
aminy. 22 Ary ho fantatry ny
taranaky Isiraely fa Izaho no Jehovah Andriamaniny hatry ny androtriny ka hatramy ny ho avy rehetra. 23 Ary ho fantatry ny jentilisa fa ny heloky ny taranaky Isiraely no nahababo azy; fa satria
nivadika tamiko izy, dia izany no
nanafenako ny tavako taminy sy
nanolorako azy ho eo an-tànan' ny
fahavalony, ka dia lavon-tsabatra
izy rehetra. 24 Araka ny fahalotoany sy ny fahadisoany no navaliko azy sy nanafenako ny tavako
taminy.
25 Koa izao no lazainy Jehovah
Tompo: Ankehitriny dia hampodiko
avy amy ny fahababoany Jakoba,
ary hamindrako fo ny taranaky Isiraely rehetra; ary hiseho ho saropiaro noho ny amy ny anarako masina Aho. 26 Dia mba hahatsiaro[2]
ny fahamenarany sy ny fahadisoany
rehetra izay nandisoany tamiko izy,
rehefa mandry fahizay ao amy ny
taniny, ka tsy misy manaitaitra azy,
27 rehefa ampodiko avy any amy ny
firenena izy ary angoniko avy any
amy ny tanin' ny fahavalony; ary
hiseho ho masina eo imason' ny jentilisa Aho amy ny ataoko amin'
ireny; 28 dia ho fantany fa Izaho
Jehovah no Andriamaniny amy ny
ampandehanako azy ho babo any
amy ny firenena sy amy ny anangonako azy ho any amy ny taniny,
ka tsy hisy hafoiko any izy na dia
iray akory aza. 29 Ary tsy hafeniko aminy intsony ny tavako; fa
haidiko ao amy ny taranaky Isiraely
ny Fanahiko, hoy Jehovah Tompo.

*Ny fahitana naseho taminy Ezekiela ny amy ny tempoly vaovao.*

XL. TAMY ny taona fahadimy
amby roa-polo taorian' ny
namaboana antsika, tamy ny niandohan' ny taona, dia tamy ny andro
fahafolo tamy ny volana, tamy ny
taona fahefatra amby ny folo taorian'

[1] Hamona = Olona maro be.

[2] *Heb.* hitondra.

ny namelezana ny tanàna,—tamin'
izany andro izany dia tamiko ny
tànany Jehovah, ka nitondra ahy ho
any Izy. 2 Fahitana avy amin'
Andriamanitra no nitondrany ahy
ho any amy ny tanin' ny Isiraely,
ka napetrany teo an-tendrombohitra
avo dia avo aho, ary nisy nitarehin-
tanàna teo amy ny ilany atsimo. 3
Dia nentiny nankao aho, ka, indro,
nisy lehilahy izay nitarehim-bara-
hina, nitondra tady rongony teny an-
tànany sy volotara fandrefesana, ary
nitsangana teo am-bavahady izy.

4 Dia hoy ralehilahy tamiko: Ry
zanak' olona, mijerè amy ny maso-
nao, ary mihainoa amy ny sofinao,
ary aoka ny fonao handinika izay
rehetra hasehoko anao; fa ny hane-
hoako anao izao no nitondrana anao
eto. Ambarao amy ny taranaky
Isiraely izay rehetra hitanao.

5 Ary, indro, nisy ampiantany
vato manodidina teny ivelan' ny
trano, ary eny an-tànan-dralehilahy
nisy volotara fandrefesana, enina
hakiho ny halavany, kanefa isaky
ny hakiho iray dia nihoatra vodivoam-
pelatànana noho ny fanao; ka dia
norefesiny ny hatevin' ny ampian-
tany, ka eran' ny volotara, ary ny
hahavony dia eran' ny volotara koa.
6 Dia tonga teo amy ny vavahady
manatrika ny atsinanana izy ka nia-
katra tamy ny ambaratongany, dia
nandrefy ny tokonam-bavahady, ka
eran' ny volotara ny sakany,—dia
ny tokonana voalohany izany, ka
eran' ny volotara ny sakany.[1] 7 Ary
ny trano fiambenana, dia eran' ny
volotara ny lavany, ary eran' ny
volotara koa ny sakany; ary ny
elanelan' ny trano fiambenana dia
dimy hakiho; ary ny tokonam-
bavahady eo anilan' ny lavarangan'
ny vavahady anatiny dia eran' ny
volotara. 8 Dia norefesiny koa ny
lavarangan' ny vavahady, ka eran'
ny volotara koa. 9 Ary norefesiny
ny lavarangan' ny vavahady, ka
valo hakiho; ary ny tongo-batony
dia roa hakiho; ary ny lavarangan'
ny vavahady dia teo anatiny. 10
Ary ny trano fiambenana teo amy
ny vavahady atsinanana dia telo avy
no teo an-daniny; mitovy ohatra izy
telo, ary mitovy ohatra koa ny tongo-
bato teo amy ny lafiny roa. 11 Ary
norefesiny koa ny haben' ny vava-
hady, ka folo hakiho; ary ny lavan'
ny vavahady dia telo amby ny folo
hakiho. 12 Ary nisy nifefy teo
anoloan' ny trano fiambenana, ka
iray hakiho avy no teo an-daniny
roa; ary ny trano fiambenana, dia
enina hakiho ny tamy ny lafiny iray,
ary enina hakiho koa ny tamy ny
lafiny iray. 13 Dia norefesiny koa
ny vavahady hatramy ny tafon' ny
trano fiambenana iray ka hatramy
ny tafon' ny iray koa, ka dimy
amby roa-polo hakiho ny sakany,
ary mifanatrika ny varavarana. 14
Ary ny tongo-bato dia noheveriny
ho enim-polo hakiho, ary nihatra
tamy ny tongo-bato ny kianja mano-
didina ny vavahady. 15 Ary hatreo
anoloan' ny vavahady fidirana ka
hatreo anoloan' ny lavarangan' ny
vavahady anatiny dia dimam-polo
hakiho. 16 Ary nisy varavaran-
kely makarakara tsy mivoha mano-
didina, na ao amy ny trano fiambe-
nana, na amy ny tongo-bato ao ana-
tin' ny vavahady;[2] ary toy izany
koa amy ny tohany; ary ny ao ana-
tiny dia nisy varavarankely mano-
didina; ary teo amy ny tongo-
bato rehetra dia samy nisy sarin' ny
hazo rofia [3] avokoa.

17 Dia nentiny ho any amy ny
kianja ivelany aho, ary, indro, nisy
efi-trano madinika sy lampivato teny
amy ny kianja manodidina; nisy
efi-trano telo-polo teny amy ny lam-
pivato. 18 Ary ny lampivato dia
teo anilan' ny vavahady, sady nifa-
nerana tamy ny lavan' ny vavahady:

---

[1] *Na:* ary eran' ny volotara ny sakan' ny tokonana iray koa.
[2] *Na:* sady manodidina azy ny vavahady. [3] palma.

lampivato ambany io. 19 Dia nore-
fesiny koa ny sakany hatreo anoloan'
ny vavahady ambany ka hatreo ano-
loan' ny kianja anatiny, dia hatreo
amy ny ivelany, ka zato hakiho, dia
teo atsinanana sy teo avaratra.

20 Ary norefesiny koa ny lavany
sy ny sakan' ny vavahadin' ny kianja
ivelany, izay nanatrika ny avaratra.
21 Ary ny trano fiambenany dia
telo avy no teo an-daniny; ary ny
tongo-batony sy ny tohany dia nitovy
ohatra tamy ny vavahady voalohany,
ka dimam-polo hakiho ny lavany,
ary dimy amby roa-polo hakiho ny
sakany. 22 Ary ny varavarankeliny
sy ny tohany ary ny sarin' ny hazo
rofia[1] taminy dia nitovy ohatra
tamin' ireo amy ny vavahady atsi-
nanana, ary nisy ambaratonga fito
ho fiakarana ao; ary ny tohany dia
tandrifin' ireo. 23 Ary nisy vava-
hadin' ny kianja anatiny, tandrifin'
ny vavahady fidirana manatrika ny
avaratra sy ny atsinanana; ka dia
norefesiny hatramy ny vavahady
anankiray ka hatramy ny ananki-
ray, ka zato hakiho.

24 Dia nentiny nianatsimo aho,
ka, indro, nisy vavahady teo atsimo;
ka norefesiny ny tongo-batony sy ny
tohany, ka araka ireo ohatra ireo
hiany koa. 25 Ary nisy varavaran-
kely teo aminy sy teo amy ny tohany
manodidina, dia tahaka ireo vara-
varankely ireo hiany koa, ka dimam-
polo hakiho ny lavany, ary dimy amby
roa-polo hakiho ny sakany. 26 Ary
nisy ambaratonga fito ho fiakarana
ao, ary ny tohany dia tandrifin' ireo;
ary nisy sarin' ny hazo rofia[1] iray
tamy ny lafiny iray, ary iray koa
tamy ny lafiny iray teo amy ny
tongo-batony. 27 Ary nisy vava-
hady fidirana amy ny kianja anatiny
teo atsimo, dia norefesiny teo atsimo
hatramy ny vavahady anankiray ka
hatramy ny anankiray, ka zato
hakiho koa.

28 Ary nentiny niditra tamy ny
vavahady atsimo ho any amy ny
kianja anatiny aho; dia norefesiny
ny vavahady atsimo, ka araka ireo
ohatra ireo hiany koa; 29 ary ny
trano fiambenany sy ny tongo-batony
ary ny tohany dia araka ireo ohatra
ireo hiany koa; ary nisy varavaran-
kely teo aminy sy teo amy ny tohany
manodidina, dimam-polo hakiho ny
lavany, ary dimy amby roa-polo ha-
kiho ny sakany. 30 Ary nisy toha-
ny manodidina, dia dimy amby roa-
polo hakiho ny lavany, ary dimy
hakiho ny sakany. 31 Ary ny
tohany dia nanatrika ny kianja ive-
lany; ary nisy sarin' ny hazo rofia[1]
teo amy ny tongo-batony, ary nisy
ambaratonga valo ho fiakarana ao.

32 Dia nentiny niantsinanana aho
ho any amy ny kianja anatiny, dia
norefesiny ny vavahady, ka araka
ireo ohatra ireo hiany koa. 33 Ary
ny trano fiambenany sy ny tongo-
batony ary ny tohany dia araka ireo
ohatra ireo hiany koa; ary nisy vara-
varankely teo aminy sy teo amy ny
tohany manodidina, dimam-polo ha-
kiho ny lavany, ary dimy amby roa-
polo hakiho ny sakany. 34 Ary na-
natrika ny kianja ivelany ny tohany;
ary nisy sarin' ny hazo rofia[1] teo
amy ny tongo-batony an-daniny roa,
ary nisy ambaratonga valo ho fiaka-
rana ao. 35 Ary nentiny ho any
amy ny vavahady avaratra aho, dia
norefesiny, ka araka ireo ohatra ireo
hiany koa, 36 ary ny trano fiambe-
nany sy ny tongo-batony ary ny
tohany, ary nisy varavarankely teo
aminy manodidina, dia dimam-polo
hakiho ny lavany, ary dimy amby
roa-polo hakiho ny sakany. 37 Ary
nanatrika ny kianja ivelany ny
tongo-batony; nisy sarin' ny hazo
rofia[1] teo amy ny tongo-batony an-
daniny roa; ary ambaratonga valo
no fiakarana ao.

38 Ary nisy efi-trano misy vara-
varana teo anilan' ny tongo-bato teo
am-bavahady, izay nanakobahany

[1] palma.

ny fanatitra odorana. 39 Ary teo
amy ny lavarangan' ny vavahady
dia nisy latabatra roa avy tamy ny
lafiny roa hamonoana ny fanatitra
odorana sy ny fanatitra noho ny ota
ary ny fanati-panonerana. 40 Ary
teo anilany eo ivelany amy ny fiaka-
rana hiditra eo amy ny vavahady
avaratra dia nisy latabatra roa, ary
teo anilany anankiray koa teo amy
ny lavarangan' ny vavahady, dia
nisy latabatra roa koa. 41 Nisy
latabatra efatra teo amy ny ilany
iray amy ny vavahady ary latabatra
efatra koa teo amy ny ilany iray,
dia latabatra valo izay famonoana.
42 Ary nisy latabatra efatra natao
tamy ny vato voapaika ho amy ny
fanatitra odorana, iray hakiho sy
sasany ny lavany, ary iray hakiho
sy sasany koa ny sakany, ary iray
hakiho ny hahavony; teo no name-
trahany ny zavatra famonoana ny
fanatitra odorana sy ny fanatitra
hafa. 43 Ary nisy fihantonana roa
rantsana,[1] vodivoam-pelatànana ny
halavany,[2] naorina manodidina eny
amy ny rindrina; ary natao teo
ambonin' ny latabatra ny hena
fanatitra.

44 Ary teo ivelan' ny vavahady
anatiny, teo anilan' ny vavahady
avaratra ka manatrika ny atsimo,
dia nisy ireo efi-trano ho any ny
mpihira teo amy ny kianja anatiny,
ary nisy iray koa teo anilan' ny
vavahady atsinanana ka nanatrika
ny avaratra. 45 Ary hoy izy ta-
miko: Ity efi-trano manatrika ny
atsimo ity dia ho any ny mpisorona
izay mitandrina ny anjara-raharaha
ny amy ny trano. 46 Ary ny efi-
trano manatrika ny avaratra kosa
dia ho any ny mpisorona izay mitan-
drina ny anjara-raharaha ny amy
ny alitara, ireo dia taranaky Zadoka,
izay isan' ny taranaky Levy ka ma-
natona any Jehovah hanao fanom-
poam-pivavahana ho Azy.

47 Dia norefesiny ny kianja, ka
zato hakiho ny lavany, ary zato
hakiho koa ny sakany, dia efa-joro
sokera izy; ary ny alitara dia teo
anoloan' ny trano.

48 Ary nentiny ho any amy ny
lavarangan' ny trano aho, dia nore-
fesiny ny tongo-batony amy ny
lavarangana fidirana, ka dimy haki-
ho ny tamy ny lafiny iray, ary dimy
hakiho koa ny tamy ny lafiny iray,
ary ny sakan' ny vavahady dia telo
hakiho ny tamy ny lafiny iray, ary
telo hakiho koa ny tamy ny lafiny
iray. 49 Roa-polo hakiho ny lavan'
ny lavarangana fidirana, ary iraika
amby ny folo hakiho ny sakany;
ary ambaratonga no fiakarana ao;
ary nisy tongo-bato teo anilan' ny
tolana, iray tamy ny lafiny iray,
ary iray tamy ny lafiny iray koa.

XLI. Ary nentiny ho ao amy ny
ati-trano lehibe aho, dia nore-
fesiny ny tongo-bato, ka enina hakiho
ny sakany tamy ny lafiny iray, ary
enina hakiho koa ny sakany tamy
ny lafiny iray; sakan' ny trano-lay
izany. 2 Ary ny sakan' ny vara-
varana dia folo hakiho; ary ny teo
an-danin' ny varavarana dia dimy
hakiho avy; ary norefesiny ny lava-
ny, ka efa-polo hakiho, ary ny sakany
roa-polo hakiho.

3 Dia nandroso ho ao anatiny in-
drindra izy, ary norefesiny ny tongo-
bato eo an-danin' ny varavarana, ka
roa hakiho, ary ny varavarana enina
hakiho, ary ny sakan' ny varavarana
fito hakiho. 4 Dia norefesiny ny
lavany, ka roa-polo hakiho, ary ny
sakany roa-polo hakiho teo anoloan'
ny ati-trano lehibe; dia hoy izy
tamiko: Io no fitoerana masina in-
drindra.

5 Ary samy norefesiny manodi-
dina, ka ny hatevin' ny rindrin' ny
trano dia enina hakiho, ary ny sa-
kan' ny paosin-trano dia efatra ha-
kiho. 6 Ary ireo paosin-trano ireo
dia nifanongoa telo sady telo-polo

[1] *Na:* nisy filirany. [2] *Na:* ny habeny.

milahatra; ary niankina tamy ny rindrin-trano izay ho any ny paosin-trano manodidina izy mba hitsatohany, fa tsy hitsatoka amy ny rindrin' ny trano. 7 Ary ny sakan' ireo efi-trano ireo dia nihamalalaka manodidina isaky ny mifanongoa, fa niampy isaky ny mifanongoa izy, ka dia nihamalalaka araka ny fisandrany; ary ny tombon' ny ambony amy ny antenatenany dia tahaka ny tombon' ny antenatenany amy ny ambany.

8 Dia hitako fa nisy tokotany nasandratra manodidina ny trano ho fanorenan' ny paosin-trano, dia [1] eran' ilay volotara hatramy ny ifanohizany. 9 Ny hatevin' ny rindrina ivelany amy ny paosin-trano dia dimy hakiho; ary hoatra izany koa ilay sisa navela manolotra ny paosin-trano. 10 Ary ny teo anelanelan' ny efi-trano dia roa-polo hakiho manodidina ny trano na aiza na aiza. 11 Ary ny varavaran' ny paosin-trano dia mankao amin' ilay sisa navela, dia varavarana iray manatrika ny avaratra, ary iray koa manatrika ny atsimo; ary ny sakan' ilay sisa navela dia dimy hakiho manodidina.

12 Ary ny trano izay teo anoloan' ilay kianja voatokana tamy ny lafiny andrefana, dia fito-polo hakiho ny sakany; ary ny rindrin' ny trano, dia dimy hakiho ny hatevin' ny manodidina, ary sivi-folo hakiho ny lavany. 13 Dia nandrefy ny trano izy, ka zato hakiho ny lavany, ary ny kianja voatokana sy ny trano ary ny rindrina, dia zato hakiho ny lavany. 14 Ary ny sakan' ny trano eo anoloany sy ny kianja voatokana teo atsinanana dia zato hakiho.

15 Dia norefesiny ny lavan' ny trano teo anoloan' ny kianja izay tao ivohony, ary ny làlan-tsarany teo an-daniny roa, ka zato hakiho. Ny tempoly ao anaty sy ny lavarangana ao amy ny kianja 16 ary ny tokonana sy ny varavarankely makarakara tsy mivoha ary ny làlan-tsara manodidina amin' izy telo (manandrify ny tokonana dia nopetahana hazo fisaka manodidina, ary hatramy ny tany ka hatramy ny varavarankely koa, ary voasarona ny varavarankely), 17 ary ny eo ambonin' ny varavarana, na amy ny trano ao anatiny, na ny eny ivelany, mbamy ny rindrina manodidina, na ny ao anatiny na ny eny ivelany,—dia samy natao tamy ny ohatra avokoa.

18 Ary nisy sarin' ny kerobima sy ny hazo rofia [2] natao, ka ny sarin' ny hazo rofia [2] dia teo anelanelan' ny kerobima, ary ny kerobima dia samy nanana tarehy roa avy, 19 ka ny tarehin' olona no nanatrika ny hazo rofia [2] tamy ny an-kilany iray, ary ny tarehin-diona tanora kosa no nanatrika ny hazo rofia [2] tamy ny an-kilany iray; ny manodidina ny trano dia natao tahaka izany avokoa izy rehetra. 20 Hatramy ny tany ka hatrany ambonin' ny varavarana no nasiana sarin' ny kerobima sy ny hazo rofia,[2] dia teo amy ny rindrin' ny ati-trano lehibe. 21 Efa-joro ny tolan' ny ati-trano lehibe, ary ny anoloana amy ny fitoerana masina dia nitovy tarehy tamin' izany koa.

22 Ny alitara dia hazo, ka telo hakiho ny hahavony, ary roa hakiho ny lavany; ary nisy zorony koa, ary ny lavany sy ny rindriny dia hazo. Ary hoy izy tamiko: Io no latabatra izay eo anatrehany Jehovah.

23 Ary ny ati-trano lehibe sy ny fitoerana masina dia nisy lela-varavarana roa. 24 Ary ireo lela-varavarana ireo dia samy kopa-droa avy, dia lela-varavarana roa amy ny anankiray, ary lela-varavarana roa koa amy ny anankiray. 25 Ary nisy sarin' ny kerobima sy ny hazo rofia [2] natao teo amy ny varavaran' ny

---

[1] *Na:* Dia noheveriko ny hahavon' ny trano manodidina; ary ny fanorenan' ny paosin-trano dia.
[2] palma.

ati-trano lehibe tahaka izay natao
teo amy ny rindrina hiany; ary
nisy tokonana[1] hazo teo anoloan'
ny lavarangana fidirana, dia teo ive-
lany. 26 Ary nisy varavarankely
makarakara tsy mivoha sy sarin' ny
hazo rofia[2] teo an-daniny roa, dia
teo anilan' ny lavarangana fidirana
sy teo amy ny efi-trano momba ny
trano ary teo amy ny tokonana.[1]

XLII. Dia nentiny nivoaka niana-
varatra ho any amy ny kianja
ivelany aho, ary nampidiriny ho ao
amy ny efi-trano tandrifin' ny kianja
voatokana sady tandrifin' ny trano
eo amy ny avaratra, 2 dia ho eo
anoloan' ilay lavany zato hakiho
izay nisy ny varavarana avaratra,
ary ny sakany dimam-polo hakiho.
3 Tandrifin' ny roa-polo hakiho amy
ny kianja anatiny sady tandrifin'
ny lampivato amy ny kianja ivelany
dia nisy làlan-tsarany nifanandrify
teo amy ny trano fahatelo ambony
indrindra. 4 Ary teo anoloan' ny
efi-trano dia nisy làlana, folo hakiho
ny sakany, mankao anatiny, ary
làlana iray[3] hakiho izany; ary
nanatrika ny avaratra ny varava-
rany. 5 Ary nohakelezina ny efi-
trano ambony, fa nangalana ho
làlan-tsarany, ka izany no nahakely
azy noho ny ambany sy ny antena-
tenany. 6 Fa nifanongoa telo ireo,
fa tsy nisy andry tahaka ny andrin'
ny kianja, ka izany no nahakely
azy noho ny ao ambany sy ny ao
antenatenany hatreny an-tany.
7 Ary nisy ampiantany teo ive-
lany, tandrifin' ny efi-trano, nana-
trika ny kianja ivelany, teo anoloan'
ny efi-trano, ka dimam-polo hakiho
ny lavany. 8 Fa ny lavan' ireo
efi-trano izay teo amy ny kianja
ivelany dia dimam-polo hakiho; ary,
indro, ny teo anoloan' ny ati-trano
lehibe dia zato hakiho. 9 Ary teo
ambanin' ireo efi-trano ireo dia nisy
fidirana avy eo atsinanana, raha
miditra amin' ireo avy eo amy ny
kianja ivelany.
10 Ary nisy efi-trano koa teo
amy ny sakan' ny ampiantanin' ny
kianja teo amy ny atsinanana, tan-
drifin' ny kianja voatokana sady
tandrifin' ny trano. 11 Ary nisy
làlana teo anoloany, ary tahaka ny
tarehin' ny efi-trano teo amy ny
avaratra ny tarehiny sady mitovy
amy ny an' ireo avokoa ny lavany
sy ny sakany ary ny fivoahana avy
ao aminy mbamy ny fombafombany
rehetra sy ny varavarany; 12 ary
tahaka ny varavaran' ny efi-trano
eo amy ny atsimo dia nisiana vara-
varana koa teo amy ny fiandohan'
ny làlana, dia ilay làlana eo anoloan'
ny ampiantany mifanolotra aminy,[4]
dia ny làlana avy eo amy ny atsina-
nana, raha miditra ao aminy.
13 Dia hoy izy tamiko: Ny efi-
trano avaratra sy ny efi-trano atsimo,
izay eo anoloan' ny kianja voato-
kana, dia efi-trano masina, hihina-
nan' ny mpisorona izay manatona
any Jehovah ny zavatra masina in-
drindra; any no hametrahany izay
zavatra masina indrindra, dia ny
fanatitra hohanina sy ny fanatitra
noho ny ota ary ny fanati-panone-
rana; fa masina io fitoerana io. 14
Raha miditra ao ny mpisorona, dia
tsy hiala amy ny fitoerana masina
ho any amy ny kianja ivelany izy,
fa ao no hamelany ny fitafiana ma-
sina izay nentiny nanao fanompoam-
pivavahana, satria masina ireo; ary
hitafy fitafiana hafa izy vao mana-
tona izay any ny olona.
15 Ary nony vita ny nandrefe-
sany ny trano anatiny, dia nentiny
nivoaka nankany amy ny vavahady
izay manatrika ny atsinanana aho,
ka norefesiny ny manodidina. 16
Norefesiny tamy ny volotara fan-
drefesana ny lafiny atsinanana, ka
indiman-jaton' ny volotara mano-
didina, raha amy ny volotara fan-
drefesana. 17 Norefesiny koa ny

[1] *Na:* tatao. [2] palma. [3] *Na:* [zato]. [4] *Na:* fotsy.

lafiny avaratra, ka indiman-jaton'
ny volotara manodidina, raha amy
ny volotara fandrefesana. 18 No-
refesiny koa ny lafiny atsimo, ka
indiman-jaton' ny volotara, raha
amy ny volotara fandrefesana. 19
Nitodika nankany amy ny lafiny
andrefana izy ka nandrefy indiman-
jaton' ny volotara tamy ny volotara
fandrefesana. 20 Norefesiny avo-
koa ny lafiny efatra. Nisy ampian-
tany manodidina, indiman-jaton' ny
volotara ny lavany, ary indiman-
jatony koa ny sakany, hampiavaka
ny masina sy ny tsy masina.

*Ny nidiran' ny voninahitry Jehovah ho ao amy ny tempoly, sy ny teny nampitondrainy tamin' izany.*

XLIII. ARY nentiny ho any
amy ny vavahady aho,
dia ilay vavahady manatrika ny
atsinanana. 2 Ary, indro, tamy
ny voninahitr' Andriamanitry ny
Isiraely avy tany atsinanana; ary
ny feony dia tahaka ny firohondro-
hon' ny rano be; ary ny tany dia
namirapiratra azon' ny voninahiny.
3 Ary ny tarehin' ny zavatra hitako
dia tahaka ny an' ilay efa hitako,
fony aho tonga handrava ny tanàna;
ary nisy tahaka ny tarehin' ilay efa
hitako teo amoron' ny ony Kebara
hiany; ka dia nikarapoka nihohoka
aho. 4 Ary ny voninahitry Jeho-
vah dia niditra tamy ny vavahady
manatrika ny atsinanana ho ao an-
trano. 5 Dia nisy fanahy[1] na-
nainga ahy ka nitondra ahy niditra
ho ao amy ny kianja anatiny; ary,
indro, feno ny voninahitry Jehovah
ny trano.

6 Dia reko fa nisy niteny tamiko
tao an-trano; ary nisy lehilahy
nitsangana teo anilako. 7 Dia hoy
izy tamiko: Ry zanak' olona, eto
no hitoeran' ny seza fiandrianako
sy fitoeran' ny faladiako, izay hone-
nako mandrakizay eto amy ny
Zanak' Isiraely; ary tsy holotoin'
ny taranaky Isiraely, na izy na ny
mpanjakany, amy ny fijangajangany
sy amy ny sampin'[2] ny mpanjakany
ao amy ny fitoerany avo intsony ny
anarako masina,—8 tamy ny name-
trahany ny tokonam-baravaran'
ireny teo anilan' ny tokonam-bara-
varako sy ny tolan' ireny teo anilan'
ny tolako, ka rindrina hiany no teo
anelanelako sy ireny, dia nolotoiny
tamy ny fahavetavetana nataony ny
anarako masina; ka dia nahalany
ringana azy tamy ny fahatezerako
Aho. 9 Fa amin' izao kosa dia
aoka hariany lavitra Ahy ny fijan-
gajangany sy ny sampin'[2] ny mpan-
jakany, ka dia honina ao aminy
mandrakizay Aho.

10 Hianao, ry zanak' olona, ase-
hoy amy ny taranaky Isiraely ny
trano mba hahamenatra azy ny amy
ny helony, ka dia horefesiny ny
mari-trano. 11 Ary raha menatra
ny amin' izay rehetra efa nataony
izy, dia asehoy azy ny endriky ny
trano mbamy ny fombafombany sy
ny fivoahana avy ao aminy sy ny
fidirana ho ao aminy ary ny endriny
rehetra sy ny didy rehetra aminy,
eny, ny endriny rehetra ary ny
lalàna rehetra aminy; koa soraty eo
imasony izany, hitandremany ny
endriny rehetra sy ny lalàny rehetra
ka hanatanterahany izany. 12 Izao
no lalàna amy ny trano: Ho masina
dia ho masina avokoa izay rehetra
voafaritra ho azy eo an-tampon' ny
tendrombohitra. Eny, izany no
lalàna amy ny trano.

*Ny amy ny alitaran' ny fanatitra odorana sy ny fanokanana azy.*

13 ARY izao no mariky ny ali-
tara araka ny hakiho, nefa
isaky ny hakiho iray dia mihoatra
vodivoam-pelatànana noho ny fanao:
Ny faravodiny dia iray hakiho, ary
iray hakiho koa ny sakany, ary ny
koronosiny manodidina dia irain-
jehy; ireo no fiorenan' ny alitara.

[1] *Na:* rivotra.

[2] *Heb.* fatin'.

14 Ary hatramy ny faravodiny eo
amy ny tany ka hatramy ny rindriny
ambany dia roa hakiho, ary ny
sakany dia iray hakiho; ary ha-
tramy ny rindriny iva ka hatramy
ny rindriny avo dia efatra hakiho;
ary ny sakany dia iray hakiho. 15
Ary ny fanambonin' ny alitara[1] dia
ho efatra hakiho, ary eo ambonin'
ny fatana[2] dia hisy tandroka efatra.
16 Roa amby ny folo hakiho ny
lavan' ny fatana,[2] ary roa amby ny
folo hakiho koa ny sakany, ary efa-
joro sokera izy. 17 Ary ny rin-
driny dia efatra amby ny folo hakiho
ny lavany, sy efatra amby ny folo
hakiho koa ny sakany, amy ny
lafiny efatra; ary ny koronosiny
manodidina dia antsasaky ny hakiho;
ary ny faravodiny dia iray hakiho
manodidina; ary ny ambaratongany
dia manatrika ny atsinanana.

18 Ary hoy izy tamiko: Ry
zanak' olona, izao no lazainy Jeho-
vah Tompo: Izao no didy ny amy
ny alitara amin' izay andro hanao-
vana azy, hanaterana fanatitra
odorana sy hanopazana ra aminy:
19 Ny Levita mpisorona, taranaky
Zadoka, izay manatona Ahy hanao
fanompoam-pivavahana ho Ahy, dia
homenao vantotr' ombilahy iray
hatao fanatitra noho ny ota, hoy
Jehovah Tompo. 20 Dia hanga-
lanao ny rany ka hatentinao amy
ny tandrony efatra sy amy ny
zorony efatra amy ny rindriny ary
amy ny koronosiny manodidina;
izany no hanadiovanao[3] azy sy
hanaovanao fanavotana ho azy. 21
Halainao koa ny vantotr' ombilahy
hatao fanatitra noho ny ota ka ho-
dorana ao amy ny fitoerana voaten-
dry ao amy ny trano ivelan' ny
fitoerana masina. 22 Ary amy ny
andro faharoa no hanateranao osi-
lahy tsy misy kilema hatao fanatitra
noho ny ota; ary hodioviny[3] ny
alitara tahaka ny nanadiovany[3] azy
tamy ny vantotr' ombilahy. 23
Ary rehefa vita ny anadiovanao[3]
azy, dia hanatitra vantotr' ombilahy
tsy misy kilema sy ondrilahy tsy
misy kilema hianao. 24 Ary hate-
rinao eo anatrehany Jehovah ireo,
ary ny mpisorona handraraka sira
eo aminy, dia hanatitra azy ho fana-
titra odorana ho any Jehovah. 25
Hafitoana no hanateranao osilahy
isan-andro hatao fanatitra noho ny
ota sy vantotr' ombilahy sy ondri-
lahy izay tsy misy kilema. 26 Ha-
fitoana no hanaovany fanavotana ho
any ny alitara sy hanadiovany azy
ary hanokanany[4] azy. 27 Ary re-
hefa tapitra izany andro izany, dia
hiantomboka amy ny andro fahavalo
ny hanateran' ny mpisorona ny
fanatitra odoranareo ao amy ny ali-
tara sy ny fanati-pihavananareo;
ary dia hankasitrahako hianareo,
hoy Jehovah Tompo.

*Lalàna ny amy ny mpanjaka sy ny mpisorona.*

XLIV. DIA nentiny niverina aho
tamy ny làlana man-
kamy ny vavahady ivelany amy
ny fitoerana masina, dia ilay mana-
trika ny atsinanana; ka, indro, ni-
rindrina io. 2 Dia hoy Jehovah
tamiko: Ity vavahady ity dia hirin-
drina ka tsy hovohana ary tsy hidi-
ran' olona; fa efa nidirany Jehovah,
Andriamanitry ny Isiraely, io, ka
izany no hirindrinany. 3 Kanefa
kosa ny mpanjaka no mahazo mipe-
traka ao hihinan-kanina eo anatre-
hany Jehovah, satria mpanjaka izy;
amy ny làlana mankamy ny lava-
rangan' ny vavahady no hidirany,
ary amy ny làlana nalehany hiany
koa no hivoahany.

4 Dia nentiny nankamy ny vava-

[1] *Heb.* Harela = tendrombohitr' Andriamanitra. [2] *Heb.* Ariela = fatan' Andriamanitra, *na* lionan' Andriamanitra, *ka tokony ho anaran' ny momba ny fanambonin' ny alitara ireo.*
[3] *Ny dikan' ny teny Hebreo amin' ireo dia ny manafaka ota azy; izahao Lev.* viii. 15.
[4] *Heb.* hamenoana ny tànany.

hady avaratra ho eo anoloan' ny
trano koa aho, dia hitako fa, indro,
feno ny voninahitry Jehovah ny
tranony Jehovah ; ka dia nikarapoka
nihohoka aho.
5 Ary hoy Jehovah tamiko : Ry
zanak' olona, mandiniha tsara, ka mi-
jere amy ny masonao, ary aoka hohe-
noin' ny sofinao izay rehetra lazaiko
aminao ny amy ny didy sy ny lalàna
rehetra amy ny tranony Jehovah ;
ary diniho tsara ny fidirana amy ny
trano sy ny fivoahana rehetra avy
ao amy ny fitoerana masina. 6 Ary
lazao amin' ireo maditra, dia ny
taranaky Isiraely, hoe : Izao no
lazainy Jehovah Tompo : Aoka izay
ny fahavetavetanareo, ry taranaky
Isiraely ! 7 dia ny nitondranareo
vahiny tsy mifora fo na nofo hitoetra
ao amy ny fitoerako masina mba
handoto ny tranoko tamy ny nana-
teranareo ny haniko, dia ny sabora
sy ny ra, ka dia nivadika ny fane-
keko ireo ho fanampin' ny fahave-
tavetanareo rehetra ; 8 ary tsy nitan-
drina ny anjara-raharaha ny amy ny
fitoerako masina hianareo, fa efa na-
nendry izay ho mpitandrina ny an-
jara-raharaha ao amy ny fitoerana
masina hisolo anareo.
9 Izao no lazainy Jehovah Tompo :
Ny vahiny tsy mifora fo sy nofo
rehetra izay ao amy ny Zanak' Isi-
raely dia tsy misy hahazo miditra
ao amy ny fitoerako masina. 10
Ary na dia ny Levita aza, izay nana-
lavitra Ahy tamy ny nivilian' ny
Isiraely, izay nivily niala tamiko ka
nanaraka ny sampiny, dia hitondra
ny helony izy. 11 Ary ho mpanao
fanompoam-pivavahana ao amy ny
fitoerako masina izy, dia ho mpiadidy
ny amy ny fiandrasana ny vava-
hadin' ny tempoly[1] sy ho mpanao
fanompoam-pivavahana ao amy ny
tempoly ;[1] hisolo ny olona hamono
ny fanatitra odorana sy ny fanatitra
hafa izy ary hitoetra eo anatrehany
hanao fanompoam-pivavahana ho
azy. 12 Satria nanao fanompoam-
pivavahana ho azy teo anatrehan'
ny sampiny izy ka tonga fahatafin-
tohinana nahameloka ny taranaky
Isiraely, dia izany no nananganako
tànana hamely azy ka nilazako fa
hitondra ny helony izy, hoy Jehovah
Tompo, 13 ary tsy hanatona Ahy ho
mpisoroko izy, na hanakaiky izay
zavatra masina na inona na inona,
dia izay zavatra masina indrindra ;
fa hitambesaran' ny fahamenarany
sy ny fahavetavetana nataony izy.
14 Ary hotendreko ho mpitandrina
ny anjara-raharaha ny amy ny trano
izy, dia ny fanompoana rehetra sy ny
zavatra rehetra atao ao.
15 Fa ny Levita mpisorona, tara-
naky Zadoka kosa, izay nitandrina
ny anjara-raharaha ny amy ny fitoe-
rako masina, tamy ny nivilian' ny
Zanak' Isiraely niala tamiko, dia izy
no hanatona Ahy hanao fanompoam-
pivavahana ho Ahy, ary izy no ho
eo anatrehako hanatitra ho Ahy ny
sabora sy ny ra, hoy Jehovah Tompo.
16 Eny, izy no hiditra ao amy ny
fitoerako masina sy hanatona ny
latabatro hanao fanompoam-pivava-
hana ho Ahy ary hitandrina izay
nasaiko hotandremana.
17 Ary raha miditra any amy ny
vavahadin' ny kianja anatiny izy,
dia hiakanjo rongony fotsy, fa tsy
hisy volon' ondry eny aminy, raha
manao fanompoam-pivavahana ao
am-bavahadin' ny kianja anatiny sy
ao anatiny izy. 18 Satroka rongony
no ho eo an-dohany, ary kalisaona
fohy rongony fotsy no ho eo am-
balahany, ary tsy hifehy zavatra
mahatsemboka azy izy. 19 Ary
raha mivoaka ho any amy ny kianja
ivelany hankany amy ny olona izy,
dia hesoriny ilay fitafiana nentiny
nanao fanompoam-pivavahana, ka
havelany ao amy ny efi-trano masina,
ary hitafy fitafiana hafa izy, fa tsy
hanamasina ny olona amin' ireny
fitafiany ireny.

[1] *Heb.* trano.

20 Tsy hanaratra ny lohany izy,
nefa kosa tsy hanao lava volo, fa
hataony tsara hety. 21 Ny divay
dia tsy hosotroin' izay mpisorona,
raha miditra any amy ny kianja
anatiny izy. 22 Ary tsy hanambady
vehivavy efa maty vady na izay efa
nisaorana izy; fa virijina avy amy
ny taranaky Isiraely na izay novinadin' ny mpisorona efa maty no hovadiny.
23 Ary hampianatra ny oloko ny
tsi-fitovian' ny masina sy ny tsy
masina izy ary hampahafantatra azy
ny tsi-fitovian' ny tsy madio sy ny
madio. 24 Ary raha misy mifanditra, dia ireo no hitsangana hitsara,
ka araka ny fitsipiko no hitsarany
azy; ary ny lalàko sy ny didiko dia
hotandremany amy ny fotoam-pivavahana rehetra voatendriko, ary ny
Sabatako dia hohamasininy. 25
Ary tsy hiditra am-paty handoto ny
tenany izy ireny; kanefa raha rainy,
na reniny, na zanani-lahy, na zananivavy, na rahalahiny, na anabaviny
tsy manam-bady, dia mahazo miditra
am-paty hiany izy. 26 Ary rehefa
voadio aza izy, dia mbola hampiandrasina hafitoana aloha. 27 Ary amy
ny andro hidirany ao amy ny fitoerana masina, dia any amy ny kianja
anatiny, hanao fanompoam-pivavahana ao amy ny fitoerana masina,
dia hanatitra ny fanatiny noho ny
ota izy, hoy Jehovah Tompo.
28 Ary hisy lova ho azy, dia
Izaho no lovany; ary tsy homenareo
zara-tany eo amy ny Isiraely izy, fa
Izaho no anjarany. 29 Ny fanatitra
hohanina sy ny fanatitra noho ny
ota ary ny fanati-panonerana no
hohaniny; ary ny zavatra rehetra
izay voatokana[1] eo amy ny Isiraely
dia ho azy koa. 30 Ary ny santatry
ny voaloham-bokatra rehetra avy
amy ny zavatra rehetra sy ny fanatitra rehetra izay alaina amy ny
zavatra atao fanatitra dia ho any ny
mpisorona; ary ny santatry ny kobanareo voafetafeta dia homenareo
ny mpisorona koa, mba hampitoerana
fitahiana ao an-tranonao. 31 Ny
zavatra maty ho azy sy izay noviraviraim-biby, na vorona na biby, dia
samy tsy hohanin' ny mpisorona.

*Ny amy ny tany homena ho any ny tempoly sy ny mpisorona sy ny Levita ary ny mpanjaka, ary ny amy ny zavatra haloa ho any ny mpanjaka hanaovany fanatitra.*

XLV. ARY rehefa zarainareo ara
ka ny filokana ny tany
mba ho lova, dia hisy hatokanareo
ho fanatitra ho any Jehovah, dia
anjara masina amy ny tany; ny
lavany dia indimy arivo sy roa alin'
*ny volotara*, ary ny sakany iray
alina. Ho masina any amy ny faritaniny rehetra manodidina izany.
2 Ary io dia hanalana efa-joro sokera ho tany masina, diman-jato ny
lavany, ary diman-jato koa ny sakany; ary ho dimam-polo hakiho ny
tany manodidina azy. 3 Eny, araka
izany fandrefesana izany no handrefesanao[2] dimy arivo amby roa alina
ny lavany, ary iray alina ny sakany;
ary ho ao amin' io ny fitoerana masina, dia ny masina indrindra. 4
Ho anjara masina amy ny tany
izany ka ho any ny mpisorona, mpanao fanompoam-pivavahana ao amy
ny fitoerana masina, dia izay manatona hanao fanompoam-pivavahana
ho any Jehovah, ary ho fitoeran' ny
tranony sy ho tany masina hasiana
ny fitoerana masina.
5 Ary *tany* dimy arivo amby roa
alina ny lavany, ary iray alina ny
sakany, no ho any ny Levita,
mpanao fanompoam-pivavahana ao
amy ny trano; ho zara-tany ho azy
izany—efi-trano roa-polo.
6 Ary homenareo koa ny zaratany ho any ny tanàna, dimy arivo
ny sakany, ary dimy arivo amby

[1] *Heb.* herema.
[2] *Na:* Ary amin' izany voarefy izany dia mbola hisy horefesinao koa, dia.

roa alina ny lavany, mifanolotra
amy ny anjara masina voatokana;
ho any ny taranaky Isiraely rehetra
izany.
7 Ary ny mpanjaka dia home-
nareo *tany* eo an-daniny roa amy ny
anjara masina voatokana sy amy ny
tany ho any ny tanàna, dia ny mifa-
nolotra amy ny anjara masina voa-
tokana sy ny mifanolotra amy ny
tany ho any ny tanàna, hatreo amy
ny andrefana mikipaka miankandre-
fana, ary hatreo amy ny atsinanana
mikipaka miantsinanana; ary ny
sakany [1] dia mifanolotra amin' ireo
anjaran' ny firenena na amy ny an-
drefana na amy ny atsinanana. 8
Ho taniny izany, dia anjara ho azy
ao amy ny Isiraely; ary ireo mpan-
jaka voahosotro [2] dia tsy hampahory
ny oloko intsony, fa hahafoy ny
tany ho any ny taranaky Isiraely
isam-pireneny.
9 Izao no lazainy Jehovah Tompo:
Aoka izay, ry mpanjakan' ny Isi-
raely! Ajanòny ny halozana sy ny
fampahoriana, ary manaova fitsarana
sy fahamarinana; atsaharo ny fan-
droahanareo ny oloko, hoy Jehovah
Tompo.
10 Mizana marina sy efaha marina
ary bata marina no aoka hotanana-
reo. 11 Hitovy fatra ny efaha sy
ny bata, ary ny bata hahalany ny
ampahafolon' ny homera, ary ny
efaha koa dia ampahafolon' ny home-
ra: ny homera no mariky ny fa-
trany. 12 Ny sekely dia roa-polo
gera; sekely roa-polo sy dimy amby
roa-polo ary dimy amby ny folo no
ho manenareo.
13 Izao no zavatra haloanareo:
Ny ampahenin' ny efaha isaky ny
homeran' ny vary tritika; ary ha-
loanareo koa ny ampahenin' ny
efaha isaky ny homeran' ny vary
hordea; 14 ary ny didy ny amy ny
diloilo (ny diloilo iray bata) dia am-
pahafolon' ny bata isaky ny kora;
fa ny homera dia misy bata folo,
satria bata folo no homera iray. 15
Ary ondry iray isan-droan-jato amy
ny tanin' ny Isiraely izay azon-drano
no haloanareo hatao fanatitra hoha-
nina sy fanatitra odorana ary fanati-
pihavanana, mba hanaovana fanavo-
tana ho any ny vahoaka, hoy Jeho-
vah Tompo.
16 Ny vahoaka rehetra no handoa
izany ho any ny mpanjakan' ny
Isiraely. 17 Fa ny mpanjaka kosa
no hiantoka ny fanatitra odorana sy
ny fanatitra hohanina ary ny fana-
titra aidina amy ny andro firavora-
voana sy ny voaloham-bolana ary ny
Sabata, dia amy ny fotoam-pivava-
hana rehetra tandreman' ny tara-
naky Isiraely; eny, izy no hiantoka
ny fanatitra noho ny ota sy ny fana-
titra hohanina sy ny fanatitra odo-
rana ary ny fanati-pihavanana, mba
hanaovana fanavotana ho any ny
taranaky Isiraely.

*Ny amy ny andro firavoravoana sy ny fanatitra isan-andro.*

18 IZAO no lazainy Jehovah
Tompo: Raha mby amy ny
andro voalohany amy ny volana
voalohany dia haka vantotr' ombi-
lahy tsy misy kilema hianao ka
hanadio [3] ny fitoerana masina. 19
Ary hangalan' ny mpisorona ny ran'
ny fanatitra noho ny ota ka haten-
tiny amy ny tolan' ny trano sy amy
ny zoro efatra amy ny rindrin' ny
alitara ary amy ny tolan' ny vava-
hadin' ny kianja anatiny. 20 Ary
toy izany koa no hataonao amy ny
andro fahafito amy ny volana ho
any ny olona manota tsy nahy na
noho izy kely saina, ka dia hanao
fanavotana ho any ny trano hia-
nareo.
21 Amy ny andro fahefatra amby
ny folo amy ny volana voalohany
no hanaovanareo ny Paska; andro
firavoravoana hafitoana izany, ka
mofo tsy misy masirasira no hoha-
nina. 22 Ary amin' izany andro

[1] *Heb.* lavany. [2] *Heb.* mpanjakako. [3] *Heb.* hanafaka ota.

izany ny mpanjaka dia hanatitra
vantotr' ombilahy iray hatao fana-
titra noho ny ota ho any ny tenany
sy ny vahoaka rehetra. 23 Ary
amy ny andro firavoravoana hafitoa-
na dia hanatitra fanatitra odorana
isan-andro mandritra ny hafitoana
ho any Jehovah izy, dia vantotr'
ombilahy fito sy ondrilahy fito tsy
misy kilema, ary osilahy iray isan-
andro hataony fanatitra noho ny
ota. 24 Ary hanatitra ny fanatitra
hohanina koa izy, dia iray efaha
isam-bantotr' ombilahy sy iray efaha
isan-ondrilahy, ary diloilo eran' ny
hina isan-efaha.

25 Amy ny andro fahadimy amby
ny folo amy ny volana fahafito, amy
ny andro firavoravoana, dia hana-
titra tahaka izany koa hafitoana
izy, na ny fanatitra noho ny ota, na
ny fanatitra odorana, na ny fana-
titra hohanina, na ny diloilo.

*Ny amy ny mpanjaka sy ny fanatitra hataony sy ny hataon' ny vahoaka, sy ny zavatra homeny ho any ny zanany sy ny mpanompony, ary ny amy ny fahandroana ny fanatitra naterin' ny vahoaka.*

XLVI. IZAO no lazainy Jehovah
Tompo: Ny vavahadin
ny kianja anatiny izay manatrika
ny atsinanana dia harindrina man-
dritra ny henemana fanaovan-draha-
raha; fa amy ny Sabata sy amy ny
andro voaloham-bolana kosa no hi-
voha izy. 2 Dia hiditra avy any
ivelany amy ny làlana mankamy ny
lavarangan' ny vavahady ny mpan-
jaka ka hijanona eo anilan' ny
tolam-bavahady, ary ny fanatitra
odorany sy ny fanati-pihavanany
dia haterin' ny mpisorona, ary ny
mpanjaka hiankohoka eo amy ny
tokonam-bavahady, dia hivoaka izy;
ary tsy hirindrina ny vavahady, raha
tsy efa hariva ny andro. 3 Ary ny
vahoaka koa hiankohoka eo anatre-
hany Jehovah eo am-bavahady amy
ny Sabata sy amy ny andro voalo-
ham-bolana.

4 Ary ny fanatitra odorana izay
haterin' ny mpanjaka ho any Jeho-
vah amy ny andro Sabata dia zanak'
ondry enina tsy misy kilema sy
ondrilahy iray tsy misy kilema koa.
5 Ary ny fanatitra hohanina fanam-
pin' ilay ondrilahy iray dia iray
efaha, ary ny fanatitra hohanina
fanampin' ireo zanak' ondry dia
araka izay tiany,[1] ary ny diloilo
iray hina isan-efaha; 6 ary amy ny
andro voaloham-bolana dia vantotr'
ombilahy iray tsy misy kilema sy
zanak' ondry enina ary ondrilahy
iray; samy tsy hisy kilema ireo. 7
Ary hanatitra fanatitra hohanina
izy, dia iray efaha isam-bantotr'
ombilahy sy iray efaha isan-ondrilahy
koa; ary ny amy ny zanak' ondry
dia araka izay tiany,[1] ary ny diloilo
dia iray hina isan-efaha.

8 Ary raha miditra ny mpanjaka,
dia amy ny làlana mankamy ny
lavarangan' ny vavahady no hidira-
ny, ary amy ny làlana nalehany
hiany koa no hivoahany. 9 Fa raha
ny vahoaka kosa no miditra ho eo
anatrehany Jehovah amy ny fotoam-
pivavahana, dia izay miditra amy
ny vavahady avaratra hiankohoka
dia hivoaka amy ny vavahady atsimo
kosa; ary izay miditra amy ny vava-
hady atsimo dia hivoaka amy ny
vavahady avaratra kosa: tsy hive-
rina amin' ilay vavahady nidirany
izy, fa amin' izay tandrifiny hiany
no hivoahany. 10 Ary ny mpan-
jaka dia hiara-miditra amin' ireo,
ary raha mivoaka ireo, dia hiara-
mivoaka aminy.

11 Ary amy ny andro firavora-
voana sy ny fotoam-pivavahana dia
iray efaha no ho fanatitra hohanina
isam-bantotr' ombilahy iray, ary iray
efaha isan-ondrilahy iray, ary ny
amy ny zanak' ondry, dia araka izay
tiany,[1] ary ny diloilo dia eran' ny
hina isan-efaha. 12 Ary raha ny

[1] *Na:* tratry ny ananany.

mpanjaka no manatitra fanatitra
odorana na fanati-pihavanana ho
fanatitra sitrapo ho any Jehovah,
dia hovohana ho azy ny vavahady
manatrika ny atsinanana, dia hate-
riny ny fanatitra odorany sy ny
fanati-pihavanany, tahaka izay atao-
ny amy ny Sabata; ary rehefa tafa-
voaka izy, dia harindrina ny vava-
hady.
13 Ary zanak' ondry anankiray
iray taona tsy misy kilema no hate-
rinao isan-andro ho fanatitra odora-
na ho any Jehovah; isa-maraina no
hanateranao azy. 14 Ary hanatitra
fanatitra hohanina ho fanampiny
isa-maraina hianao, dia ampahenin'
ny efaha sy diloilo ampahatelon' ny
hina handemana ny koba tsara toto;
fanatitra hohanina ho any Jehovah
izany: lalàna tsy miova mandraki-
zay izany. 15 Ary toy izany no
anatero ny zanak' ondry sy ny fana-
titra hohanina ary ny diloilo isa-
maraina ho fanatitra mandrakariva.
16 Izao no lazainy Jehovah Tompo:
Raha manome zavatra ho any ny
anankiray amy ny zanany ny mpan-
jaka, dia ho lovan' ny zanany izany;
eny, ho zara-lovany izany. 17 Fa
raha manome zavatra avy amy ny
lovany ho any ny anankiray amy
ny mpanompony kosa izy, dia ho
azy mandra-pahatongan' ny taona
fanafahana hiany izany; dia hiverina
ho amy ny mpanjaka indray izany
ka ho lova ho any ny zanany hiany.
18 Ary tsy haka amy ny lovan' ny
vahoaka hampiala azy amy ny zara-
taniny izy; fa homeny lova avy amy
ny fananany hiany ny zanany, mba
tsy hielezan' ny oloko hiala amy ny
zara-taniny.
19 Dia nentiny niditra tamy ny
fidirana eo anilan' ny vavahady aho
ho ao amin' ireo efi-trano masin' ny
mpisorona, izay manatrika ny ava-
ratra; ary, indro, nisy fitoerana teo
amy ny faran' ny andrefana. 20
Dia hoy izy tamiko: Io no fitoerana
fahandroan' ny mpisorona ny fanati-
panonerana sy ny fanatitra noho ny
ota sy hanendasany ny fanatitra
hohanina, mba tsy hitondrany azy
mivoaka ho any amy ny kianja ive-
lany hanamasina ny olona.
21 Dia nentiny nivoaka ho any
amy ny kianja ivelany aho ka nam-
pitetezinv ny zorony efatra amy ny
kianja; ary, indro, ao amy ny isan-
joron' ny kianja dia nisy kianja hafa
koa. 22 Teny amy ny zorony efatra
amy ny kianja dia nisy kianja nofe-
fena, efa-polo *hakiho* avy ny lavany,
ary telo-polo avy ny sakany; mitovy
ohatra ireo an-jorony efatra ireo.
23 Ary nisy rafitra teo anatiny
manodidina azy, dia manodidina ireo
efatra ireo, izay nisy fahandroana
ambanin' izany rafitra manodidina
izany. 24 Dia hoy izy tamiko:
Ireto no tranon' ny mpahandro, izay
fahandroan' ny mpanao fanompoam-
pivavahana eto an-trano ny fanatitra
halatsa-dra aterin' ny olona.

*Ny amy ny onin' ny ranon' aina.*

XLVII. DIA nentiny niverina ho
eo amy ny varavaran'
ny trano aho; ary, indro, nisy rano
niboika avy eo atsinanana eo amba-
nin' ny tokonan' ny trano; fa mana-
trika ny atsinanana ny trano, ary
ny rano nidina avy teo ambanin' ny
lafiny ankavanan' ny trano teo atsi-
mon' ny alitara. 2 Dia nentiny
nivoaka tamy ny làlana mankamy
ny vavahady avaratra aho ka nam-
pandehaniny manodidina tamy ny
làlana ivelany hankany amy ny
vavahady ivelany, dia teo amy ny
làlana manatrika ny atsinanana,
ary, indro, nisy rano nipoitra avy
teo amy ny ilany ankavanana.
3 Ary nony nandeha niantsina-
nana ralehilahy, nisy famolaina teny
an-tànany, ka nandrefy arivo hakiho
izy, dia nampitainy ny rano aho, ka
hakitrokely ny rano. 4 Ary nan-
drefy arivo hakiho indray izy, dia
nampitainy ny rano aho, ka haloha-
lika ny rano. Ary nandrefy arivo
hakiho indray izy, dia nampitainy,
aho ka havalahana ny rano. 5 Ary

nandrefy arivo hakiho indray koa
izy, ary efa ony tsy azo itana, fa efa
nihalalina ny rano, dia rano holano-
sina, eny, ony tsy azo itana.
6 Dia hoy izy tamiko: Ry zanak'
olona, efa hitanao va izany? Dia
nitondra ahy niverina ho eny amo-
ron' ny ony izy. 7 Ary nony nive-
rina aho, indro, nisy hazo betsaka
teny amoron' ny ony, dia teny an-
daniny roa. 8 Dia hoy izy tamiko:
Ity rano ity dia mivoaka hankany
amy ny tany atsinanana, dia midina
any amy ny tani-hay ka miditra eo
amy ny ranomasina; ary rehefa
tonga eo an-dranomasina izy, dia
sitrana ny rano. 9 Ary ny zava-
manan-aina rehetra sesehena na aiza
na aiza alehan' ny ony tondraka[1]
dia ho velona, ka hisy hazandrano
sesehena; fa nony tonga ao ity rano
ity, dia ho sitrana izy, ary ho velona
izay rehetra hidiran' ny ony. 10
Ary hisy mpaka hazandrano hitsan-
gana eny amorony hatrany En-jedy
ka hatrany En-eglaima; ho famela-
rana harato izany; ary ny hazan-
dranony ho maro karazana, tahaka
ny hazandrano betsaka dia betsaka
any amy ny ranomasina lehibe. 11
Fa ny honahona sy ny heniheny dia
tsy hositranina, fa havela ho sira.
12 Ary eny amoron' ny ony, eny
an-daniny roa, no anirian' ny hazo
rehetra fihinam-boa; tsy halazo ny
raviny, na ho lany ny voany; fa
hamoa voa vaovao isam-bolana izy,
satria mivoaka avy ao amy ny fitoe-
rana masina ny ranony; ary ho fihi-
nana ny voany, ary ho fanafody ny
raviny.

*Ny ho faritry ny Tany Masina, sy ny hizarana azy, ary ny ho toetry ny Tanànan' Andriamanitra.*

13 IZAO no lazainy Jehovah Tom-
po: Izao no faritry ny tany
hozarainareo ho lova araka ny fire-
neny Isiraely roa amby ny folo;
anjaran-*droa* no ho any Josefa. 14
Ary samy handova avokoa hianareo
rehetra, satria efa nanangan-tànana
hanome ity ho any ny razanareo
Aho, ka dia ho azonareo ho lova ity
tany ity.
15 Ary izao no faritry ny tany:
Ny lafiny avaratra dia hatramy ny
ranomasina lehibe amy ny làlana
mankany Hetlona ka hatrany akai-
kiny Zedada, 16 dia Hamata, Berota,
Sibraima, izay eo anelanelan' ny
fari-taniny Damaskosy sy ny fari-
taniny Hamata, Hazara afovoany,
izay eo an-tsisiny Haorana. 17 Ary
ny fari-taniny dia hatramy ny rano-
masina, dia Hazar-enana, fari-taniny
Damaskosy, ary amy ny avaratra
dia Hamata no fari-taniny. Izany
no lafiny avaratra.
18 Ary ny lafiny atsinanana ha-
trany anelanelany Haorana sy Da-
maskosy sy Gileada ary ny tanin'
ny Isiraely dia Jordana; hatramy
ny fari-tany ka hatreo amoron' ny
ranomasina atsinanana no horefesi-
nareo. Izany no lafiny atsinanana.
19 Ary ny lafiny atsimo dia ha-
trany Tamara ka hatramy ny rano-
ny Meriba any Kadesy sy ny loha-
sahan-driaka ka hatramy ny rano-
masina lehibe. Izany no lafiny
atsimo.
20 Ny lafiny andrefana koa dia
ny ranomasina lehibe hatramy ny
fari-tany ka hatrany akaikiny Ha-
mata. Izany no lafiny andrefana.
21 Hozarainareo ho anareo izany
tany izany araka ny fireneny Isi-
raely. 22 Ary amy ny filokana no
hizaranareo azy ho lovanareo sy ny
vahiny monina ao aminareo, izay
miteraka ao aminareo; ka izy dia
hataonareo ho tahaka ny tena
Zanak' Isiraely: hiara-manao filo-
kana aminareo hiara-mandova amy
ny fireneny Isiraely izy. 23 Ary
amin' izay firenena hitoeran' ny
vahiny dia ao no hanomezanareo azy
ny lovany, hoy Jehovah Tompo.

[1] *Heb.* ony roa.

XLVIII. Ary izao no anaran' ny
firenena: Hatramy ny
farany avaratra any amoron-drano-
masina amy ny lalana mankany
Hetlona any akaikiny Hamata sy
Hazar-enana, fari-taniny Damaskosy
eo avaratra, any anilany Hamata;
izany no ho lafiny atsinanana sy
andrefana; *anjara* iray ho any
Dana. 2 Ary mifanolotra amy ny
fari-taniny Dana hatrany atsinanana
ka hatrany andrefana dia iray koa
ho any Asera. 3 Ary mifanolotra
amy ny fari-taniny Asera, hatrany
atsinanana ka hatrany andrefana
dia iray koa ho any Naftaly. 4
Ary mifanolotra amy ny fari-
taniny Naftaly, hatrany atsina-
nana ka hatrany andrefana, dia
iray koa ho any Manase. 5 Ary
mifanolotra amy ny fari-taniny
Manase, hatrany atsinanana ka ha-
trany andrefana, dia iray koa ho
any Efraima. 6 Ary mifanolotra
amy ny fari-taniny Efraima, hatrany
atsinanana ka hatrany andrefana,
dia iray koa ho any Robena. 7
Ary mifanolotra amy ny fari-taniny
Robena, hatrany atsinanana ka ha-
trany andrefana, dia iray koa ho
any Joda.

8 Ary mifanolotra amy ny fari-
taniny Joda, hatrany atsinanana ka
hatrany andrefana, no hisian' ilay
tany hatokanareo, indimy arivo
amby roa alin' *ny volotara* ny sa-
kany, ary ny lavany mitovy amy
ny anjaran' ny sasany hatrany atsi-
nanana ka hatrany andrefana; ary
ny fitoerana masina no ho eo afo-
voany. 9 Ny tany izay hatokanareo
ho any Jehovah, dia dimy arivo
amby roa alina ny lavany, ary iray
alina ny sakany. 10 Ary ho any
ny mpisorona izany tany masina voa-
tokana izany, dimy arivo amby roa
alina ny lavany avaratra, ary iray
alina ny sakany andrefana, ary iray
alina ny sakany atsinanana, ary
dimy arivo amby roa alina ny la-
vany atsimo; ary ny fitoerana ma-
siny Jehovah no ho eo afovoany.
11 Ho any ny mpisorona izay no-
hamasinina avy amy ny taranaky
Zadoka izany, dia ireo nitandrina
ny nasaiko notandremana ka tsy
nivily tamy ny nivilian' ny Zanak'
Isiraely, tahaka ny nivilian' ny
Levita,—12 eny, ho azy izany ho
tany halaina amin' ilay efa voato-
kana, dia zavatra masina indrindra,
mifanolotra amy ny fari-tanin' ny
Levita.

13 Ary ny Levita koa dia hahazo
ny mifanolotra amy ny fari-tanin'
ny mpisorona, dia dimy arivo amby
roa alina ny lavany. ary iray alina
ny sakany, eny, samy dimy arivo
amby roa alina ny lavany, sy iray
alina ny sakany. 14 Ary tsy ho
azony hamidy izany, na hatakalo,
ary tsy hafindrany ny voaloham-
bokatra amy ny tany; fa masina
ho any Jehovah izany.

15 Ary ny dimy arivo, ilay na-
vela tamy ny sakany mifanolotra
amy ny dimy arivo amby roa alina,
dia tsy masina, fa ho any ny tanàna,
ho fonenana sy ho tany fiandrasana;
ary ny tanàna no ho ao afovoany.
16 Ary izao no ohany: Ny avaratra
ho diman-jato amby efatra arivo,
ary ny atsimo ho diman-jato amby
efatra arivo, ary ny atsinanana ho
diman-jato amby efatra arivo, ary
ny andrefana ho diman-jato amby
efatra arivo. 17 Ary ny amy ny
tany fiandrasana momba ny tanàna,
ny eo amy ny avaratra dia ho dimam-
polo amby roan-jato, ary ny eo amy
atsimo dia ho dimam-polo amby
roan-jato, ary ny eo amy ny atsina-
nana dia ho dimam-polo amby roan-
jato, ary ny eo amy ny andrefana
dia ho dimam-polo amby roan-jato.

18 Ary ny lavany sisa mifano-
lotra amy ny anjara masina voato-
kana dia iray alina atsinanana ary
iray alina andrefana, ary hifanolotra
amy ny anjara masina voatokana
izany; ary ny vokany hohanin' ny
mpiasa ao an-tanàna. 19 Ary izay
mpiasa ao an-tanàna avy amy ny fire-
neny Isiraely rehetra no hiasa azy.

20 Ny tany voatokana rehetra
dia dimy arivo amby roa alina so-
kera; ny ampahefatry ny anjara
masina voatokana dia halainareo ho
zara-tany momba ny tanàna. 21
Ary ho any ny mpanjaka ny sisa
an-daniny roa amy ny anjara masina
voatokana sy ny zara-tany momba
ny tanàna; mifanolotra amy ny
dimy arivo amby roa alina amy ny
anjara voatokana hatramy ny fari-
tany atsinanana, ary mifanolotra
amy ny dimy arivo amby roa alina
hatramy ny fari-tany andrefana,
mifanolotra amin' ireo anjaran' ny
sasany, ho any ny mpanjaka izany;
ary ny anjara masina voatokana sy
ny trano fitoerana masina no ho eo
afovoany. 22 Ary hatramy ny
zara-tanin' ny Levita sy ny zara-
tany momba ny tanàna, izay ao am-
povoan' ny any ny mpanjaka, ane-
lanelan' ny fari-taniny Joda sy
Benjamina, dia ho any ny mpanjaka
izany.
23 Ary ny amy ny firenena sisa,
dia hatramy ny lafiny atsinanana
ka hatramy ny andrefana, dia hisy
*anjara* iray ho any Benjamina. 24
Ary mifanolotra amy ny fari-taniny
Benjamina, hatrany atsinanana ka
hatrany andrefana, dia iray koa ho
any Simeona. 25 Ary mifanolotra
amy ny fari-taniny Simeona, hatrany
atsinanana ka hatrany andrefana,
dia iray koa ho any Isakara. 26
Ary mifanolotra amy ny fari-taniny
Isakara, hatrany atsinanana ka ha-
trany andrefana, dia iray koa ho
any Zebolona. 27 Ary mifanolotra
amy ny fari-taniny Zebolona, ha-
trany atsinanana ka hatrany andre-
fana, dia iray koa ho any Gada.
28 Ary mifanolotra amy ny fari-
taniny Gada, amy ny lafiny atsimo,
dia hatrany Tamara sy ny ranony
Meriba any Kadesy sy ny lohasa-
han-driaka ka hatramy ny rano-
masina lehibe.
29 Izany no tany hozarainareo
amy ny filokana ho any ny fire-
neny Isiraely ho lovany, ary izany
no ho anjarany avy, hoy Jehovah
Tompo.
30 Ary izao no ohatry ny tanàna
amy ny lafiny avaratra: diman-jato
amby efatra arivo. 31 Ary ny
anaran' ny vavahady dia ho toy ny
anaran' ny fireneny Isiraely: ny
vavahady telo avaratra, dia vava-
hadiny Robena ny iray, vavahadiny
Joda ny iray, vavahadiny Levy ny
iray. 32 Ary amy ny atsinanana
diman-jato amby efatra arivo; ary ny
vavahady telo, dia vavahadiny Josefa
ny iray, vavahadiny Benjamina ny
iray, ary vavahadiny Dana ny iray.
33 Ary amy ny atsimo diman-jato
amby efatra arivo ohatra, ary ny
vavahady telo, dia vavahadiny Si-
meona ny iray, vavahadiny Isakara
ny iray, vavahadiny Zebolona ny
iray. 34 Ary amy ny andrefana
diman-jato amby efatra arivo sy
vavahady telo, dia vavahadiny Gada
ny iray, vavahadiny Asera ny iray,
vavahadiny Naftaly ny iray. 35
Valo arivo amby iray alina ny mano-
didina.

Ary ny anaran' ny tanàna hatra-
min' izay andro izay dia JEHOVAH
NO AO.

# DANIELA.

---

*Ny aminy Daniela sy ny namany telo lahy.*

I. TAMY ny taona fahatelo nan-
jakany Joiakima, mpanja-
kan' ny Joda, no nankanesany Nebo-
kadnezara, mpanjakany Babylona,
tany Jerosalema sy nanaovany fahi-
rano azy. 2 Ary ny Tompo nano-
lotra any Joiakima, mpanjakan' ny
Joda, mbamy ny fanaka sasany tao
an-tranon' Andriamanitra ho eo an-
tànany, ka nentiny ho any amy ny
tany Sinara ireny, ho ao an-tranon'
andriamaniny; koa ny fanaka dia
nampidiriny tao amy ny trano fira-
ketan' andriamaniny.
3 Ary ny mpanjaka nandidy any
Aspenaza, lehiben' ny tandapany,
hitondra ny sasany amy ny Zanak'
Isiraely, dia amy ny zanak' an-
driana na amy ny ambony firaza-
nana, 4 dia zatovo izay tsy nisy
kilema, fa tsara tarehy sady kanto
amy ny fahendrena rehetra sy ma-
nam-pahalalana ary mazava saina ka
miendrika hitoetra ao an-dapan' ny
mpanjaka, sady nasainy nampiana-
rina ny taratasy sy ny tenin' ny
Kaldeana. 5 Ary ny mpanjaka
nampanokana hanina ho an' ireo
isan-andro avy tamy ny haniny sy
avy tamy ny divay izay fisotrony
mba hamelomana azy telo taona, ary
rehefa afaka izany, dia hitoetra eo
anatrehan' ny mpanjaka izy.
6 Ary tamin' ireo dia nisy avy
amy ny taranaky Joda, dia Daniela
sy Hanania sy Misaela ary Azaria.
7 Ary izy ireo nomen' ny lehiben'
ny tandapa anarana, ka Daniela
nataony hoe Beltesazara, ary Hana-
nia nataony hoe Sadraka, ary Mi-
saela nataony hoe Mesaka, ary Aza-
ria nataony hoe Abednego.
8 Ary Daniela ninia tao am-pony
tsy handoto ny tenany tamy ny
anjara-hanina avy tamy ny hanin'
ny mpanjaka, na tamy ny divay
izay fisotrony; ka dia nangataka
tamy ny lehiben' ny tandapa izy
mba *havelany* tsy handoto ny tenany.
9 Dia nataon' Andriamanitra nahita
fitia sy famindrampo tamin' ilay
lehiben' ny tandapa Daniela. 10
Ary hoy ilay lehiben' ny tandapa
taminy Daniela: Matahotra ny
mpanjaka tompoko izay nampano-
kana ny hohaninareo sy ny hoso-
troinareo aho; fa hanao ahoana raha
mahita ny tarehinareo mahia noho
ny any ny zatovo namanareo izy,
moa tsy hahameloka ahy amy ny
mpanjaka va hianareo, ka hotapa-
hiny ny lohako?
11 Dia hoy Daniela tamy ny
mpiadidy, izay notendren' ny le-
hiben' ny tandapa ho mpiadidy
any Daniela sy Hanania sy Misaela
ary Azaria: 12 Masìna hianao,
izahao toetra hafoloana iza hay
mpanomponao, ary aoka homena
hanin-kotrana hohaninay sy rano ho-
sotroinay. 13 Dia aoka hizahana eo
anatrehanao ny tarehinay sy ny tare-
hin' ny zatovo izay mihinana ny an-
jara avy amy ny hanin' ny mpanjaka
ary araka izay hitanao no ataovy
amy ny mpanomponao. 14 Ary
nanaiky izany teny izany izy ka
nizaha toetra azy hafoloana. 15
Ary nony tapitra ny hafoloana, dia
hita fa mandimandina sy matavy
aza ny tarehiny noho ny any ny
zatovo rehetra izay nihinana anjara
avy tamy ny hanin' ny mpanjaka.
16 Dia najanon' ilay mpiadidy ny
anjara-haniny sy ny divay hosotroi-
ny, ka hanin-kotrana no nomeny
azy.

17 Ary ireo zatovo efa-dahy ireo
dia nomen' Andriamanitra fahala-
lana sy saina ny amy ny taratasy
sy ny fahendrena rehetra; ary
Daniela nahafantatra ny amy ny
fahitana sy ny nofy rehetra.

18 Ary nony tonga ny andro
nasain' ny mpanjaka hampidirana
azy, dia nentin' ilay lehiben' ny
tandapa niditra teo anatrehany Ne-
bokadnezara izy. 19 Ary ny mpan-
jaka niresaka taminy, ka tsy nisy
hita izay tahaka any Daniela sy
Hanania sy Misaela ary Azaria
tamin' izy rehetra, ka dia nitoetra
teo anatrehan' ny mpanjaka izy
ireo. 20 Ary ny amy ny fahen-
drena sy ny fahalalana rehetra izay
nanontanian' ny mpanjaka azy, dia
hitany fa nanan-tombo impolo heny
noho ny ombiasy rehetra sy ny mpi-
sikidy izay teo amy ny fanjakany
rehetra aza izy.

21 Ary Daniela nahatratra ny
taona voalohany nanjakany Kyrosy
mpanjaka.

*Ny nofiny Nebokadnezara, sy ny nilazany Daniela ny hevitr' izany.*

II. ARY tamy ny taona faharoa
nanjakany Nebokadnezara
dia nanonofy Nebokadnezara, ka
nitebiteby ny fanahiny, ary tsy na-
hita torimaso izy. 2 Dia nasain'
ny mpanjaka nantsoina ny ombiasy
sy ny mpisikidy sy ny mpanana
ody ary ny Kaldeana hilaza amy ny
mpanjaka ny nofiny. Dia tonga
ireny ka nitsangana teo anatrehan'
ny mpanjaka. 3 Ary hoy ny
mpanjaka taminy: Nanonofy aho,
ka mitebiteby ta-hahalala ny nofy
ny fanahiko.

4 Dia niteny tamy ny mpanjaka
amy ny teny Aramiana ireny Kal-
deana ireny ka nanao hoe: Ry
mpanjaka ô, ho velona mandrakizay
anie hianao, ambarao aminay mpa-
nomponao ny nofy, dia holazainay
ny heviny. 5 Dia namaly ny mpan-
jaka ka nanao tamin' ireny Kaldeana
ireny hoe: Efa niloa-bava aho;[1]
raha tsy hampahafantarinareo ahy
ny nofy sy ny heviny, dia hotetite-
tehina hianareo, ary ny tranonareo
hatao trano fivoahana. 6 Fa raha
milaza ny nofy sy ny heviny kosa
hianareo, dia hahazo fanomezana sy
valim-pitia ary voninahitra be; koa
ambarao ahy ny nofy mbamy ny
heviny.

7 Dia namaly indray ireo ka na-
nao hoe: Aoka ny mpanjaka hilaza
ny nofy aminay mpanompony, dia
hambaranay ny heviny.

8 Fa ny mpanjaka namaly ka
nanao hoe: Fantatro marimarina fa
mandany andro foana hianareo, sa-
tria hitanareo fa efa niloa-bava aho.[1]
9 Fa raha tsy hampahafantarinareo
ahy ny nofy, dia lalàna iray monja
no hitondrana anareo; fa hianareo
miray tetika hilaza teny lainga sy
arirarira foana eto anatrehako man-
dra-pahatongan' izay andro maha-
mety;[2] koa ambarao ahy ny nofy,
dia ho fantatro fa mahalaza ny
heviny amiko koa hianareo.

10 Ny Kaldeana namaly teo ana-
trehan' ny mpanjaka hoe: Tsy misy
olona etỳ ambonin' ny tany mahay
milaza izany nofin'[3] ny mpanjaka
izany; fa tsy mbola nisy mpanjaka,
na dia izay lehibe sy mahery aza,
nila zavatra toy izany tamy ny om-
biasy sy ny mpisikidy ary ny Kal-
deana. 11 Ary sarotra ny zavatra
anontanian' ny mpanjaka, ka tsy
misy mahay milaza izany eo anatre-
han' ny mpanjaka afa-tsy ireo an-
driamanitra, izay tsy manam-pone-
nana amy ny nofo.

12 Dia vinitra sady tezitra in-
drindra ny mpanjaka noho izany,
ka nasainy naringana ny olon-ken-
driny Babylona rehetra. 13 Ary
navoaka ny didy nampamono ny
olon-kendry; ary Daniela sy ny
namany koa mba notadiaviny hovo-
noina.

[1] *Na:* efa hadinoko ilay nonofisiko. [2] *Ar.* mandra-piovan' ny andro. [3] *Ar.* tenin'.

14 Dia novaliany Daniela tamy
ny fanahy sy ny fahendrena Arioka,
lehiben' ny mpiambina ny mpan-
jaka, izay nivoaka hamono ny olon-
kendriny Babylona; 15 eny, na-
maly izy ka nanao taminy Arioka,
lehibe voatendrin' ny mpanjaka,
hoe: Nahoana no dia mafy toy
izany ny teny avy amy ny mpan-
jaka? Dia nambarany Arioka ta-
miny Daniela ilay teny. 16 Dia
niditra Daniela ka nangataka tamy
ny mpanjaka hanome andro azy, dia
holazainy amy ny mpanjaka ny he-
vitry ny nofy.

17 Ary Daniela nody tany an-
tranony ka nanambara ilay teny
taminy Hanania sy Misaela ary
Azaria namany, 18 mba hangata-
han' ireo famindrampo amin' An-
driamanitry ny lanitra ny amin'
izany zava-miafina izany, mba tsy
haringana Daniela sy ny namany
mbamy ny olon-kendriny Babylona
rehetra.

19 Dia naseho any Daniela tamy
ny fahitana amy ny alina izany
zava-miafina izany, ka dia nisaotra
an' Andriamanitry ny lanitra Da-
niela. 20 Eny, niteny izy ka na-
nao hoe: Isaorana anie ny anaran'
Andriamanitra mandrakizay man-
drakizay, fa Azy ny fahendrena sy
ny hery. 21 Ary Izy no manda-
hatra[1] ny andro sy ny fotoana;
Izy no manaisotra mpanjaka sy
manangana mpanjaka; Izy no ma-
nome fahendrena ho any ny hendry
sy fahalalana ho an' izay mazava
saina. 22 Izy no mampiseho ny
zavatra lalina sy miafina; Izy no
mahalala izay ao amy ny maizina,
ary ny mazava mitoetra ao aminy.
23 Hianao, ry Andriamanitry ny
razako ô, no deraiko sy isaorako,
satria nomenao fahendrena sy hery
aho, ary ankehitriny efa nampaha-
fantarinao ahy izay nangatahinay
taminao; fa nampahafantarinao
anay ilay nofin'[2] ny mpanjaka.

24 Ary noho izany Daniela dia
niditra nankao aminy Arioka, izay
notendren' ny mpanjaka handrin-
gana ny olon-kendriny Babylona,—
eny, nandeha izy ka nanao taminy
hoe: Aza mandringana ny olon-
kendriny Babylona; fa ento ho eo
anatrehan' ny mpanjaka aho, dia
hambarako aminy ny hevitry ny
nofiny.

25 Dia nentiny Arioka faingana
ho eo anatrehan' ny mpanjaka Da-
niela, ka hoy izy taminy: Nahita
lehilahy isan' ny babo avy any Joda
aho, izay hilaza amy ny mpanjaka
ny hevitry ny nofy.

26 Ny mpanjaka namaly ka ni-
laza taminy Daniela, izay atao hoe
koa Beltesazara, hoe: Moa mahay
manambara amiko ny nofy izay hi-
tako mbamy ny heviny va hianao?

27 Dia namaly teo anatrehan' ny
mpanjaka Daniela nanao hoe: Ilay
zava-miafina nanontanian' ny mpan-
jaka dia tsy hain' ny olon-kendry,
na ny mpisikidy, na ny ombiasy, na
ny mpanandro, nolazaina tamy ny
mpanjaka; 28 kanefa misy Andria-
manitra any an-danitra, Izay mam-
piseho zava-miafina ka mampaha-
fantatra any Nebokadnezara mpan-
jaka izay ho tonga any am-parany.

Ny nofinao sy ny fahitan' ny
lohanao teo amy ny farafaranao dia
izao: 29 Ny aminao, ry mpanjaka
ô, raha nandry hianao, dia tonga ny
eritreritrao ny amin' izay ho avy
rahatrizay; ary Izay mampiseho
zava-miafina dia mampahafantatra
anao izay ho avy. 30 Ary izaho
aza, dia tsy noho ny fahendrena
ananako mihoatra noho ny olombe-
lona rehetra tsy akory no nampise-
hoana tamiko ny zava-miafina, fa
ny mba hampahafantarana ny mpan-
jaka ilay hevitra, ka hahafantaranao
ny eritreritry ny fonao.

31 Hianao, ry mpanjaka ô, nahita
fa, indro, nisy sariolona lehibe anan-
kiray. Izany sary izany dia lehibe

[1] *Ar.* manova.

[2] *Ar.* tenin'.

sady namirapiratra tsara, nijoro teo
anatrehanao izy, ary ny tarehiny
dia nahatahotra. 32 Ny lohan' izany
sary izany dia volamena tsara, ny
tratrany sy ny sandriny dia vola-
fotsy, ny kibony sy ny feny dia vara-
hina, 33 ny ranjony dia vy, ary ny
tongony dia vy sy tanimanga. 34
Nijery hianao ambara-pahanisy vato
voaendaka, nefa tsy nendahan-tànana,
ary namely ilay sary teo amy ny
tongony vy sy tanimanga iny ka
nahatorotoro azy. 35 Dia niara-
torotoro[1] ny vy sy ny tanimanga
sy ny varahina sy ny volafotsy ary
ny volamena ka tonga toy ny akofa
eo am-pamoloana fahavaratra; ary
nopaohin' ny rivotra izy, ka tsy nisy
hitoerany; ary ilay vato namely ny
sary dia tonga tendrombohitra lehibe
nahafeno ny tany rehetra. 36 Izany
no nofy, ary holazainay eto anatre-
han' ny mpanjaka koa ny heviny.

37 Hianao, ry mpanjaka ô, izay
mpanjakan' ny mpanjaka sady no-
men' Andriamanitry ny lanitra
fanjakana sy hery sy fahaleovana
ary voninahitra, 38 ka ny zanak'
olombelona sy ny bibi-dia ary ny
voro-manidina, na aiza na aiza itoe-
rany, dia nomeny ho eo an-tànanao,
ary nataony ho mpanjakan' izy re-
hetra hianao,—dia hianao izany loha
volamena izany. 39 Ary manara-
karaka anao dia hisy fanjakana hafa
hitsangana ambany noho ny anao;
ary hisy fanjakana fahatelo koa izay
varahina sady hanam-pahefana amy
ny tany rehetra. 40 Ary ny fanja-
kana fahefatra dia ho mafy toy ny
vy; fa toy ny vy manorotoro sy
mahamongomongo ny zavatra rehe-
tra, ary toy ny famakivakin' ny vy
ireo rehetra ireo, dia toy izany no
amakivakiany sy anorotoroany azy.
41 Ary satria hitanao ny tongotra
sy ny rantsan-tongotra, fa ny tapany
tanimangan' ny mpanefy tanimanga,
ary ny tapany vy, dia ho fanjakana
mizarazara izy; nefa hisy herim-by
ao aminy, satria nahita vy miharo
tanimanga mbola fotaka hianao. 42
Ary toy ny rantsan-tongotra, ny
tapany vy, ny tapany tanimanga,
dia ho toy izany ny fanjakana, ny
tapany ho mafy, ary ny tapany ho
malemy. 43 Ary toy ny nahitanao
ny vy miharo tanimanga mbola
fotaka, dia ho toy izany no hiharoa-
ny amy ny taranak' olombelona;
nefa tsy hitambatra izy, dia toy
ny tsi-fetezan' ny vy miharo amy
ny tanimanga. 44 Ary amy ny
andron' ireo mpanjaka ireo Andria-
manitry ny lanitra dia hanorina fan-
jakana izay tsy ho rava mandra-
kizay; ary izany fanjakana izany
tsy havela ho an' olon-kafa, fa ireo
fanjakana rehetra ireo dia hotoroto-
roiny sy holevoniny, fa izy kosa
hitoetra mandrakizay. 45 Fa toy
ilay nahitanao ny vato nendahana
tamy ny tendrombohitra, nefa tsy
nendahan-tànana, sy ny nanoroto-
roany ny vy sy ny varahina sy ny
tanimanga sy ny volafotsy ary ny
volamena, dia ampahafantarin' An-
driamanitra lehibe ny mpanjaka ny
amy ny zavatra ho avy rahatrizay;
marina ny nofy, ary tsy maintsy ho
to ny heviny.

46 Dia niankohoka Nebokadne-
zara mpanjaka ka nivavaka taminy
Daniela ary nampanatitra fanatitra
sy hanitra ankasitrahana ho azy.
47 Ny mpanjaka namaly any Daniela
ka nanao hoe: Marina tokoa fa An-
driamanitrareo dia Andriamanitry
ny andriamanitra sy Tompon' ny
mpanjaka ary Mpampiseho zava-
miafina, ka dia nahay nampiseho
izany zava-miafina izany hianao.

48 Ary tamin' izany ny mpanjaka
dia nanandratra any Daniela ho
lehibe ka nanome azy zavatra maro
sady lehibe ary nanendry azy ho
mpanapaka any Babylona sy ny
fehiny rehetra sy ho lehiben' ny
mpanapaka ny olon-kendriny Baby-
lona rehetra.

---

[1] *Na:* torotoro tamy ny indray mamely monja.

49 Ary Daniela nangataka tamy
ny mpanjaka, ary izy nanendry any
Sadraka sy Mesaka ary Abednego
ho tonian' ny raharahany Babylona
sy ny fehiny; ary Daniela dia teo
am-bavahadin' ny mpanjaka.

*Ny nanipazana any Sadraka sy Mesaka ary Abednego tao anatin' ny lafaoro nisy afo mirehitra.*

III. NEBOKADNEZARA mpan-
jaka nanao sariolona vo-
lamena, enim-polo hakiho ny haha-
vony, ary enina hakiho ny sakany;
dia natsangany teo amy ny tany
lemaka Dora tamy ny fehiny Baby-
lona izany.
2 Ary Nebokadnezara mpanjaka
naniraka nampamory ny solo-mpan-
jaka sy ny mpanapaka sy ny gover-
nora sy ny andriambaventy sy ny
mpitahiry ny volam-panjakana sy
ny mpahay lalàna sy ny mpitsara
ary ny komandy isan-tokony mba
hanamasina ilay sariolona efa na-
tsangany Nebokadnezara mpanjaka.
3 Dia nivory hanamasina ny sario-
lona izay efa natsangany Nebokad-
nezara mpanjaka ny solo-mpanjaka
sy ny mpanapaka sy ny governora
sy ny andriambaventy sy ny mpita-
hiry ny volam-panjakana sy ny mpa-
hay lalàna sy ny mpitsara ary ny
komandy isan-tokony, ka dia nitsan-
gana tandrifin' ny sariolona izay efa
natsangany Nebokadnezara ireo.
4 Ary dia nisy mpikabary niantso
mafy hoe: Izao no lazaina aminareo,
ry fokom-pirenena, ry firenena sy
samihafa fiteny: 5 Rehefa mandre
ny fanenon' ny anjomara sy ny
sobaba sy ny lokanga sy ny samboka
sy ny valiha sy ny symponia ary ny
zava-maneno isan-karazany hianareo,
dia miankohofa, ka mivavaha amy
ny sariolona volamena izay efa na-
tsangany Nebokadnezara mpanjaka;
6 ary na iza na iza no tsy mianko-
hoka sy tsy mivavaka dia hatsipy
miaraka amin' izay ho ao anatin' ny
lafaoro misy afo mirehitra.
7 Koa tamy ny fotoana nandre-
nesan' ny fokom-pirenena rehetra
ny fanenon' ny anjomara sy ny
sobaba sy ny lokanga sy ny samboka
sy ny valiha ary ny zava-maneno
isan-karazany, dia niankohoka sy
nivavaka tamy ny sariolona vola-
mena izay efa natsangany Nebokad-
nezara mpanjaka ny fokom-pirenena
sy ny firenena ary ny samihafa fiteny
rehetra.
8 Ary tamin' izay dia nisy Kal-
deana sasany nanatona ka niam-
panga[1] ny Jiosy. 9 Dia niteny izy
ka nanao taminy Nebokadnezara
mpanjaka hoe: Ry mpanjaka ô, ho
velona mandrakizay anie hianao. 10
Ry mpanjaka ô, hianao efa nanao
lalàna fa ny olona rehetra izay man-
dre ny fanenon' ny anjomara sy ny
sobaba sy ny lokanga sy ny samboka
sy ny valiha sy ny symponia ary ny
zava-maneno isan-karazany dia hian-
kohoka hivavaka amy ny sariolona
volamena; 11 fa izay tsy mianko-
hoka sy tsy mivavaka kosa dia
hatsipy ao anatin' ny lafaoro misy
afo mirehitra. 12 Koa misy Jiosy
izay nataonao ho tonian' ny raha-
raha aminy Babylona sy ny fehiny,
dia Sadraka sy Mesaka ary Abed-
nego; ireo lehilahy ireo tsy mba
manaiky ny teninao akory, ry mpan-
jaka ô: tsy mba manompo ny an-
driamanitrao izy, na mivavaka amy
ny sariolona volamena izay efa
natsanganao.
13 Dia niteny tamy ny fahavini-
rana sy ny fahatezerana Nebokadne-
zara, ka nasainy nalaina Sadraka sy
Mesaka ary Abednego. Dia nentiny
teo anatrehan' ny mpanjaka ireo
lehilahy ireo. 14 Dia niteny Nebo-
kadnezara ka nanao taminy hoe:
Moa fanahy ninianareo va, ry Sadra-
ka sy Mesaka sy Abednego, no tsy
mba anompoanareo ny andriamani-
tro, na ivavahanareo amy ny sario-

[1] *Ar.* nihinana ny nofon'.

lona volamena izay natsangako?
15 Ankehitriny raha miomana hia-
nareo amin' izay handrenesanareo
ny fanenon' ny anjomara sy ny
sobaba sy ny lokanga sy ny sam-
boka sy ny valiha sy ny symponia
ary ny zava-maneno isan-karazany
ka miankohoka sy mivavaka amy
ny sariolona izay nataoko, *dia tsara*
*izany;* fa raha tsy mety mivavaka
kosa hianareo, dia hatsipy miaraka
amin' izay ho ao anatin' ny lafaoro
misy afo mirehitra; ary iza moa
izany Andriamanitra hahavonjy ana-
reo amy ny tànako izany?
16 Dia namaly Sadraka sy Mesaka
ary Abednego ka nanao tamy ny
mpanjaka hoe: Ry Nebokadnezara,
tsy misy antony tokony hamalianay
anao akory ny amin' izany zavatra
izany. 17 Indro, Andriamanitra
Izay tompoinay dia mahavonjy anay
amy ny lafaoro misy afo mirehitra
sady hamonjy anay amy ny tànanao,
ry mpanjaka ô. 18 Ary na dia tsy
izany aza, aoka ho fantatrao, ry
mpanjaka ô, fa ny andriamanitrao
dia tsy hotompoinay, ary ny sariolona
volamena efa natsanganao dia tsy
hivavahanay.
19 Dia feno fahatezerana Nebo-
kadnezara, ka niova ny tarehiny
taminy Sadraka sy Mesaka ary
Abednego, dia nasainy nafanaina ho
impito mihoatra noho ny famana
azy ny lafaoro. 20 Ary izay lehi-
lahy matanjaka indrindra tamy ny
miaramilany no nasainy namatotra
any Sadraka sy Mesaka ary Abed-
nego sy nanipy azy tao anatin' ny
lafaoro nisy afo mirehitra. 21 Dia
nafatotra ireo lehilahy ireo, nefa
mbola teny aminy hiany ny lobany
sy ny akanjony ary ny kapôtiny
mbamy ny fitafiany hafa koa, ka dia
natsipy teo anatin' ny lafaoro nisy
afo mirehitra izy; 22 ary satria
mafy ny tenin' ny mpanjaka, ka
natao mahamay indrindra ny lafaoro,
dia matin' ny lelafo ireny lehilahy
izay nanipy[1] any Sadraka sy Mesaka
sy Abednego. 23 Ary izy telo lahy
ireo, Sadraka sy Mesaka sy Abed-
nego, dia voatsipy am-patorana teo
anatin' ny lafaoro nisy afo mirehitra.
24 Dia talanjona Nebokadnezara
mpanjaka ary nitsangana faingana
izy ka niteny tamy ny mpanolo-
tsainy hoe: Moa tsy telo lahy mifa-
totra va no natsipintsika tao anatin'
ny afo? Dia namaly ny mpanjaka
ireo ka nanao hoe: Marina izany,
ry mpanjaka ô. 25 Ary hoy izy:
Ka no indro aho mahita efa-dahy
tsy mifatotra, mandehandeha eo
anaty afo, nefa tsy maninona tsy
maninona akory izy; ary ny fijery
ilay fahefatra dia toa zanak' ireo
andriamanitra.
26 Dia nanatona ny varavaran' ny
lafaoro nisy afo mirehitra Nebokad-
nezara ka niantso hoe: Ry Sadraka
sy Mesaka sy Abednego, mpanom-
pon' Andriamanitra Avo Indrin-
dra, mivoaha, ka avia atỳ. Dia
nivoaka avy teo anatin' ny afo
Sadraka sy Mesaka ary Abednego.
27 Dia nifanatona ny solo-mpan-
jaka sy ny mpanapaka sy ny gover-
nora ary ny mpanolo-tsain' ny mpan-
jaka ka nahita ireo lehilahy ireo,
fa tsy nanan-kery hampaninona ny
tenany akory ny afo, na nisy sin-
gam-bolo nikainkona tamy ny lohany,
na niova ny lobany, ary tsy nisy
fofon' afo akory taminy.
28 Nebokadnezara niteny ka
nanao hoe: Isaorana anie Andria-
manitry Sadraka sy Mesaka sy
Abednego, Izay naniraka ny anje-
liny hamonjy ny mpanompony izay
natoky Azy ka nandika ny tenin'
ny mpanjaka ary nanolotra ny te-
nany tsy hanompo na hivavaka amin'
izay andriamani-kafa, afa-tsy An-
driamaniny hiany. 29 Ka dia ma-
nao lalàna aho fa ny fokom-pirenena
sy ny firenena sy ny samihafa fiteny
rehetra izay manao teny tsy mety
ny amin' Andriamanitry Sadraka

[1] *Ar.* nampiakatra.

sy Mesaka sy Abednego dia hoteti-
tetehina, ary hatao trano fivoahana
ny tranony; fa tsy misy andria-
mani-kafa mahavonjy tahaka izao.
30 Ary Sadraka sy Mesaka sy
Abednego dia nasandratry ny mpan-
jaka taminy Babylona sy ny fehiny.

*Ny nofy nananaran' Andriamanitra any Nebokadnezara, sy ny nahatanterahan' izany nofy izany.*

31 NEBOKADNEZARA mpan-
jaka nampitondra teny ho
any amy ny fokom-pirenena sy ny
firenena ary ny samihafa fiteny re-
hetra, izay monina amy ny tany
rehetra, nanao hoe: Hitombo anie
ny fiadananareo. 32 Sitrako ny
hanambara ny famantarana sy ny
fahagagana izay nataon' Andria-
manitra Avo Indrindra tamiko. 33
Akory ny halehiben' ny famanta-
rany! Ary akory ny herin' ny
fahagagany! Ny fanjakany dia
fanjakana mandrakizay, ary ny
fanapahany dia hahatratra ny tara-
naka fara mandimby.
IV. Izaho Nebokadnezara niadana
tao an-tranoko ary faly fina-
ritra[1] tao an-dapako. 2 Nanonofy
zavatra nahatahotra aho ka nieri-
treritra teo am-pandriako, ary ny
fahitan' ny lohako dia naharaiki-
tahotra ahy. 3 Ka dia nandidy
aho mba ho entina eo anatrehako
ny olon-kendriny Babylona rehetra
hilaza amiko ny hevitry ny nofy. 4
Dia niditra ny ombiasy sy ny mpi-
sikidy sy ny Kaldeana ary ny mpa-
nandro; ary nambarako teo anatre-
hany ny nofy, kanjo tsy nahalaza
ny heviny tamiko ireny. 5 Fa
nony farany dia niditra teo anatre-
hako kosa Daniela, izay atao hoe
Beltesazara, araka ny anaran' an-
driamanitro, sady misy fanahin' ireo
andriamanitra masina ao anatiny;
ary ny nofy dia nambarako teo ana-
trehany hoe: 6 Ry Beltesazara, le-
hiben' ny ombiasy, fantatro fa misy
fanahin' ireo andriamanitra masina
ao anatinao, ary tsy misy zava-
miafina manahirana anao, koa am-
barao ahy ny fahitana izay hitako
tamy ny nofy mbamy ny heviny.
7 Fa izao no fahitan' ny lohako teo
am-pandriako: Nijery aho, ka, indro,
nisy hazo teo afovoan' ny tany, ary
fatratra ny hahavony. 8 Niha-
lehibe sy nihahery io hazo io, ary
ny hahavony nipaka tamy ny lani-
tra, ary ny fijery azy dia hatrany
amy ny faran' ny tany rehetra. 9
Tsara tarehy ny raviny, ary betsaka
ny voany, sady teo aminy no nisy
hanina ho any ny rehetra; teny
ambaniny no nialokalofan' ny bibi-
dia, ary teny amy ny sampany no
nitoeran' ny voro-manidina, ary ny
nofo rehetra nahazo hanina avy
aminy.
10 Nijery tamy ny fahitan' ny
lohako teo am-pandriako aho, ka,
indro, nisy mpiambina masina anan-
kiray nidina avy tany an-danitra.
11 Niantso mafy izy ka nanao hoe:
Kapao io hazo io, dia rantsano;
ahintsano ny raviny, ary aelezo ny
voany; aoka ny biby hipariaka avy
eo ambaniny, ary ny vorona hibori-
dana avy eny amy ny rantsany. 12
Nefa avelao amy ny tany ao amy ny
ahitra maitso any an-tsaha hiany
ny fotony, ka asio fehy vy sy vara-
hina; ary aoka ho kotsan' ny an-
don' ny lanitra izy, ary aoka ny
anjarany ho amy ny biby any amy
ny ahitra amy ny tany; 13 aoka
hovana ny fony tsy ho fon' olom-
belona, ary aoka ho fom-biby no ho
ao aminy; ary aoka ho fetr' andro
fito no holanina aminy. 14 Didin'
ny mpiambina izany zavatra izany;
eny, avy amy ny tendrin' ireo ma-
sina izany zavatra izany, hahafan-
taran' ny velona fa ny Avo Indrin-
dra no manapaka amy ny fanjakan'
ny olona ka manome izany ho an'
izay tiany, ary olona ambany toetra

[1] *Ar.* maitso.

no ampanapahiny azy. 15 Izany
no nofy izay hitako, izaho Nebokad-
nezara. Ary hianao kosa, ry Belte-
sazara, milazà ny heviny, fa ny
olon-kendry rehetra amy ny fanja-
kako tsy nisy nahay nampahafan-
tatra ahy ny hevitr' izany; fa hia-
nao no mahay azy, satria misy fana-
hin' ireo andriamanitra masina no
anatinao.
16 Dia gaga vetivety Daniela,
izay atao hoe Beltesazara, ary ny
eritreriny naharaiki-tahotra azy.
Ary niteny ny mpanjaka nanao
hoe: Ry Beltesazara ô, aoka tsy
haharaiki-tahotra anao ny nofy na
ny heviny. Beltesazara namaly ka
nanao hoe: Tompokolahy ô, ny nofy
anie ho an' izay mankahala anao,
ary ny heviny ho an' izay fahava-
lonao. 17 Io hazo hitanao io dia
ilay nihalehibe sy nihahery, ka ny
hahavony nipaka tamy ny lanitra,
ary ny fijery azy hatramy ny tany
rehetra, 18 ny raviny dia tsara tare-
hy, sady betsaka ny voany, ary teo
aminy nisy hanina ho any ny rehe-
tra, teny ambaniny no nitoeran' ny
bibi-dia, ary teny amy ny rantsany
no nitoeran' ny voro-manidina,—19
hianao indrindra izany, ry mpan-
jaka ô; hianao dia nihalehibe sy
nihahery; fa ny halehibiazanao efa
nitombo ka mipaka amy ny lanitra,
ary ny fanapahanao hatramy ny
faran' ny tany. 20 Ary ny nahi-
tan' ny mpanjaka ny mpiambina
masina anankiray nidina avy tany
an-danitra nanao hoe: Kapao io
hazo io, ary simbao; nefa avelao amy
ny tany ao amy ny ahitra maitso
any an-tsaha hiany ny fotony, fa
asio fehy vy sy varahina, ary aoka
ho kotsan' ny andon' ny lanitra izy,
ary aoka ny anjarany ho ao amy ny
bibi-dia, ambara-pahalanin' ny fetr'
andro fito aminy,—21 izao no he-
viny, ry mpanjaka, ary izao no
tendrin' ny Avo Indrindra, izay
mihatra amin' itompokolahy mpan-
jaka: 22 Horoahina hiala amy
ny olona hianao, ary ny fonenanao
ho any amy ny bibi-dia, ary hampi-
hinanina ahitra toy ny omby hianao
ary ho kotsan' ny andon' ny lanitra,
ary fetr' andro fito no holanina ami-
nao, ambara-pahafantatrao fa ny
Avo Indrindra no manapaka amy
ny fanjakan' ny olona ka manome
izany ho an' izay tiany. 23 Ary
ny nasainy namelana ny fotony: ny
fanjakanao mbola hampodina ho
anao tokoa, rehefa fantatrao fa ny
lanitra no manapaka.
24 Koa aoka hankasitrahanao ny
anatro, ry mpanjaka, ka dia ny
fahamarinana no ento mampitsaha-
tra [1] ny fahotanao, ary ny fiantrana
ny mahantra no ento mampitsaha-
tra [1] ny helokao, fandrao mba ham-
paharetina ahay ny fiadananao.
25 Izany rehetra izany no nanjo
any Nebokadnezara mpanjaka. 26
Ary nony afaka roa amby ny folo
volana, dia nitsangantsangana teo
an-tampon' ny tranony tao Baby-
lona izy. 27 Ary ny mpanjaka
niteny ka nanao hoe: Tsy ity va
no Babylona lehibe, izay nataoko
ho lapan' ny fanjakana tamy ny
haben' ny heriko mba ho vonina-
hitry ny fahalehibiazako?
28 Raha mbola teo am-bavan' ny
mpanjaka hiany ny teny, dia nisy
feo latsaka avy tany an-danitra na-
nao hoe: Ry Nebokadnezara mpan-
jaka, hianao indrindra no anaovana
hoe: Ny fanjakana niala taminao.
29 Fa horoahina hiala amy ny olona
hianao, ka ho any amy ny bibi-dia
ny fonenanao; hampihinanina ahitra
toy ny omby hianao, ary fetr' andro
fito no holanina aminao ambara-
pahafantatrao fa ny Avo Indrindra
no manapaka amy ny fanjakan' ny
olona ka manome izany ho an' izay
tiany.
30 Tamin' izay indrindra no na-
hatanterahan' izany taminy Nebo-
kadnezara; fa noroahina niala tamy

[1] *Ar.* anapaho.

ny olona izy ka nihinana ahitra toy
ny omby, ary ny tenany dia kotsan'
ny andon' ny lanitra ambara-panirin'
ny volony ho toy ny any ny voro-
mahery, ary ny hohony ho toy ny
any ny vorona.
31 Ary rehefa tapitra ny andro,
izaho Nebokadnezara nanandrandra
ny masoko tamy ny lanitra, ary
nody tamiko indray ny saiko, ka
dia nisaotra ny Avo Indrindra aho
ary nidera sy nankalaza Izay velona
mandrakizay,—ny fanapahany dia
fanapahana mandrakizay, ary ny
fanjakany hahatratra ny taranaka
fara mandimby ; 32 ary ny mponina
rehetra etỳ an-tany hatao tsinontsi-
nona ; ary manao izay sitrapony
amin' ireo maro be any an-danitra
sy amy ny mponina etỳ an-tany
Izy ; ary tsy misy mahasakana Azy,
na manao aminy hoe : Inona no
ataonao?
33 Tamin' izay dia nody tamiko
ny saiko, ary nody tamiko koa ny
fahalehibiazako sy ny voninahitro
ho tabihan' ny fanjakako, ary ny
mpanolo-tsaiko sy ny andriandahiko
nikatsaka ahy, ka nampitoerina teo
amy ny fanjakako aho, sady na-
nampy ho ahy ny fahalehibiazana
malaza.
34 Koa amin' izany, izaho Nebo-
kadnezara midera sy manandratra
ary mankalaza ny Mpanjakan' ny
lanitra ; marina avokoa ny asany
rehetra, ary araka ny rariny ny
làlany ; ary izay mandeha amy ny
fiavonavonana dia hainy aetry.

*Ny fanasana nataony Belsazara, sy ny sora-tànana niseho teo amy ny rindrina.*

V. BELSAZARA mpanjaka na-
nao fanasana lehibe ho
any ny mpanolo-tsainy arivo lahy,
ary teo anatrehan' ireny no niso-
troany divay. 2 Nony efa nisotro
divay Belsazara, dia nasainy nalaina
ny fanaka volamena sy volafotsy
izay nalainy Nebokadnezara rainy
avy tao amy ny tempoly tany Jero-
salema, mba hisotroan' ny mpanjaka
sy ny mpanolo-tsainy sy ny vadiny
mbamy ny vaditsindranony. 3 Dia
nentiny ny fanaka volamena izay
nalaina avy teo amy ny tempolin'
ny tranon' Andriamanitra tany
Jerosalema, ary ny mpanjaka sy ny
mpanolo-tsainy sy ny vadiny mbamy
ny vaditsindranony nisotro taminy.
4 Eny, nisotro divay izy sady nan-
kalaza ny andriamanitra volamena
sy volafotsy sy varahina sy vy sy
hazo ary vato.
5 Tamin' izay dia nisy rantsan-
tànan' olona niseho ka nanoratra
tandrifin' ny jiro tamy ny lalotra
sokay teo amy ny rindrin' ny lapan'
ny mpanjaka ; ary ny mpanjaka
nahita ilay rantsan-tànana nanora-
tra. 6 Dia nivaloarika ny tare-
hin' ny mpanjaka, ary naharaiki-
tahotra azy ny eritreriny, ka dia
nivahavaha ny valahany, sady niady
ny lohaliny. 7 Dia niantso mafy
ny mpanjaka hampiditra ny mpi-
sikidy sy ny Kaldeana ary ny mpa-
nandro. Ary ny mpanjaka niteny
ka nanao tamy ny olon-kendriny
Babylona hoe : Na zovy na zovy no
mahavaky io soratra io sady milaza
ny heviny amiko dia hampiakan-
joina volomparasy, sy hasiana rojo
volamena ny vozony, ary ho isan'
ny mpanapaka telo lahy amy ny
fanjakana izy. 8 Dia niditra avo-
koa ny olon-kendrin' ny mpanjaka,
nefa tsy nisy nahavaky ny soratra
na nampahalala ny mpanjaka ny
heviny. 9 Dia natahotra indrindra
Belsazara mpanjaka, ka nivaloarika
ny tarehiny, ary vaka terỳ ny mpa-
nolo-tsainy.
10 Ary ny renin' ny mpanjaka
niditra tao amy ny trano fanasana
noho ny tenin' ny mpanjaka sy ny
mpanolo-tsainy ; dia niteny ny renin'
ny mpanjaka ka nanao hoe : Ry
mpanjaka ô, ho velona mandrakizay
anie hianao, aoka tsy haharaiki-
tahotra anao ny eritreritrao, na hiva-
loarika ny tarehinao. 11 Misy lehi-

lahy ato amy ny fanjakanao izay
manana fanahin' ireo andriamanitra
masina ao anatiny; ary fony faha-
velon-drainao dia hita fa nisy faha-
zavan-tsaina sy fahalalana ary fahen-
drena tao aminy tahaka ny fahen-
dren' ireo andriamanitra; ka natao-
ny Nebokadnezara mpanjaka rainao,
dia ny mpanjaka rainao, *hoy izaho,*
ho lehiben' ny ombiasy sy ny mpisi-
kidy sy ny Kaldeana ary ny mpan-
andro izy; 12 fa fanahy hendry sy
fahalalana sy saina ary fahaiza-
milaza nofy sy fanambarana teny
sarotra sy fampisehoana hevitra
miafina no hita tao amin' izany
Daniela izany, izay nomen' ny mpan-
jaka anarana hoe Beltesazara; koa
aoka hantsoina Daniela, fa holazainy
ny hevitry ny teny.
13 Dia nampidirina teo anatre-
han' ny mpanjaka Daniela. Ary
ny mpanjaka niteny ka nanao tami-
ny Daniela hoe: Hianao mantsy no
Daniela, ilay isan' ny babo avy amy
ny taranaky Joda, izay nentin' ny
mpanjaka raiko avy tany Joda. 14
Efa reko ny aminao, fa hianao ma-
nana fanahin' ireo andriamanitra
sady misy fahazavan-tsaina sy faha-
lalana ary fahendrena tsara hita ao
aminao. 15 Ary vao teo dia efa
nampidirina teto anatrehako ny
olon-kendry sy ny mpisikidy hamaky
io soratra io sy hampahafantatra
ahy ny heviny; fa tsy nahalaza ny
hevitry ny teny izy; 16 ary efa reko
ny aminao, fa hianao no mahalaza
hevitra sy mahay mampiseho hevitra
miafina; koa raha mahavaky ny
soratra sy mampahafantatra ahy ny
heviny hianao, dia hampiakanjoina
volomparasy, sy hasiana rojo vola-
mena ny vozonao, ary ho isan' ny
mpanapaka telo lahy amy ny fanja-
kana hianao.
17 Dia namaly Daniela ka nanao
teo anatrehan' ny mpanjaka hoe:
Aoka hiany ho anao ny fanome-
zanao, ary ny valim-pitianao omeo
ny hafa; nefa hovakiko amy ny
mpanjaka hiany ny soratra, ary
hampahafantariko azy ny hevi-
ny.
18 Ny aminao, ry mpanjaka ô,
Andriamanitra Avo Indrindra efa
nanome fanjakana sy fahalehibiazana
sy voninahitra ary laza any Nebo-
kadnezara rainao; 19 ary noho ny
fahalehibiazana izay nomeny azy, ny
fokom-pirenena sy ny firenena ary
ny samihafa fiteny rehetra dia nan-
govitra sy natahotra teo anatrehany;
izay tiany hovonoina dia novonoiny;
ary izay tiany hovelomina dia nove-
lominy; ary izay tiany hasandratra
dia nasandrany; ary izay tiany hae-
try dia naetriny. 20 Fa nony nia-
vonavona kosa ny fony, ary nikiki-
tra tamy ny fireharehana ny fana-
hiny, dia naetry niala tamy ny seza
fiandrianan' ny fanjakany izy, ary
ny voninahiny nesorina taminy; 21
dia noroahina niala tamy ny zanak'
olombelona izy; ary ny fony natao
tahaka ny any ny biby, ary ny fone-
nany tany amy ny boriki-dia, dia
nampihinanina ahitra toy ny omby
izy, ary kotsan' ny andon' ny lanitra
ny tenany, ambara-pahafantany fa
Andriamanitra Avo Indrindra no
manapaka amy ny fanjakan' ny
olona, ary izay tiany no tendreny
ho mpanjakany. 22 Ary hianao,
ry Belsazara zanany, dia tsy mba
nampietry ny fonao, na dia fanta-
trao aza izany rehetra izany; 23 fa
niavonavona tamy ny Tompon' ny
lanitra hianao; ary ny fanaky ny
tranon' Andriamanitra dia nentina
eto anatrehanao, ary hianao sy ny
mpanolo-tsainao sy ny vadinao mba-
my ny vaditsindranonao nisotro
divay taminy; ary hianao nanka-
laza ny andriamanitra volafotsy sy
volamena sy varahina sy vy sy hazo
ary vato, izay tsy mahita, na man-
dre, na mahalala; fa Andriamanitra
Izay mitana ny ainao sady Tompon'
ny alehanao rehetra dia tsy mba
nankalazainao.
24 Ary noho izany dia Izy no
nihavian' ilay rantsan-tànana, ka
voasoratra ireo teny ireo. 25 Ary

ny teny voasoratra dia izao: MENE,
MENE, TEKELA, OPARESINA.[1]
26 Izao no hevitry ny teny: MENE,
voaisan' Andriamanitra ny nanjaka-
nao ka taperiny amin' izao; 27
TEKELA, efa voalanja tamy ny
mizana hianao ka, indro, latsa-danja;
28 PARESA, zarazaraina ny fanja-
kanao ka omena ho any ny Mediana
sy ny Persiana.

29 Ary Belsazara dia nanome
teny, ka dia nampiakanjoina volom-
parasy Daniela, sady nasiana rojo
volamena ny vozony, ary nisy nian-
tso azy ho isan' ny mpanapaka telo
lahy amy ny fanjakana.

30 Ary tamin' io alina io hiany
dia novonoina Belsazara, mpanjakan'
ny Kaldeana.

VI. Ary Dariosa Mediana no nan-
dray ny fanjakana, rehefa to-
kony ho roa amby enim-polo taona
no andro niainany.

*Ny amy ny nanipazana any Daniela tao an-davaky ny liona.*

2 SITRAKY Dariosa ny hanendry
solo-mpanjaka roa-polo amby
zato hanapaka ny fanjakana, izay
hanapaka ny fanjakana rehetra. 3
Koa tamin' ireo dia nisy komandy
lehibe telo lahy, ary Daniela no
anankiray tamin' ireo, mba hilazan'
ny solo-mpanjaka ny raharaha tsy
hahafatiantoka ny mpanjaka. 4
Izany Daniela izany dia nihoatra
noho ny komandy lehibe sy ny solo-
mpanjaka namany, fa nanam-panahy
hendry izy; ary ny mpanjaka nikasa
hanandratra azy ho lehibe amy ny
fanjakana rehetra.

5 Koa ny komandy lehibe sy ny
solo-mpanjaka dia nitady izay hiam-
pangany any Daniela ny amy ny
fanjakana, nefa tsy nahita izay hiam-
pangany azy na izay tsininy akory
ireo, satria marina izy, ka tsy nisy
kilema na tsiny hita taminy. 6 Dia
hoy ireo lehilahy ireo: Tsy ho hitan-
tsika izay hiampangantsika io Da-
niela io, raha tsy ny amy ny lalàn'
Andriamaniny no misy hitantsika
hiampangana azy.

7 Dia somaritaka nivory ho any
amy ny mpanjaka ireo komandy
lehibe sy solo-mpanjaka ireo; ary
izao no nataony taminy: Ry Dariosa
mpanjaka ô, ho velona mandrakizay
anie hianao. 8 Ny komandy lehibe
rehetra amy ny fanjakana sy ny
mpanapaka sy ny solo-mpanjaka sy
ny mpanolo-tsaina ary ny governora
dia mifanara-kevitra fa tokony hanao
lalàna sy didy mafy hianao, ry mpan-
jaka, ka na zovy na zovy no hanao
fangatahana ato anatin' ny telo-polo
andro, na amin' Andriamanitra na
amin' olona, afa-tsy aminao hiany,
ry mpanjaka ô, dia hatsipy ao an-
davaky ny liona izy. 9 Ankehi-
triny, ry mpanjaka ô, ataovy mafy
ny lalàna, ka asio sonia mba tsy
hiova, araka ny lalàn' ny Mediana
sy ny Persiana izay tsy azo ovana.
10 Ary noho izany dia nasiany
Dariosa mpanjaka sonia izany lalàna
sy didy izany.

11 Nony fantatry Daniela fa efa
voaisy sonia ny didy, dia nankao
an-tranony izy; ary ny varavaran-
kelin' ny tranony ambony nanan-
drify any Jerosalema dia nivoha.
Koa intelo isan-andro no nandoha-
lika ka nivavaka sy nisaotra teo
anatrehan' Andriamaniny izy, satria
fanaony hatramy ny taloha izany.
12 Dia somaritaka nivory ireo lehi-
lahy ireo ka nahita any Daniela
mangataka sy mifona eo anatrehan'
Andriamaniny. 13 Dia nanatona
izy ka niteny teo anatrehan' ny
mpanjaka noho ny amin' ilay lalàn'
ny mpanjaka ka nanao hoe: Moa
tsy misy lalàna nasianao sonia va fa
na zovy na zovy no hanao fangata-
hana, na amin' Andriamanitra na
amin' olona, ato anatin' ny telo-polo
andro, afa-tsy aminao hiany, ry
mpanjaka ô, dia hatsipy ao an-davaky
ny liona? Ny mpanjaka namaly ka

[1] Oparesina = sy Paresina.

nanao hoe: Marina izany, dia araka
ny lalàn' ny Mediana sy ny Persiana
izay tsy azo ovana. 14 Dia niteny
ireo ka nanao teo anatrehan' ny
mpanjaka hoe: Ilay Daniela, isan'
ny babo avy amy ny taranaky Joda,
dia tsy manaiky anao, na ny lalàna
izay nasianao sonia, ry mpanjaka ô,
fa manao fangatahana intelo isan-
andro izy.

15 Dia tezitra indrindra ny mpan-
jaka, raha nahare izany teny izany,
nefa matiny hiany izy ny hanafaka
any Daniela, ka nanao izay tratry ny
heviny hamonjy azy mandra-pilen-
tiky ny masoandro. 16 Dia somari-
taka nivory ho any amy ny mpanjaka
ireo lehilahy ireo ka nanao tamy ny
mpanjaka hoe: Aoka ho fantatrao,
ry mpanjaka, fa izao no lalàn' ny
Mediana sy ny Persiana: Ny lalàna
sy ny didy izay efa navoaky ny
mpanjaka dia tsy azo ovana.

17 Dia nandidy ny mpanjaka;
ary nentina Daniela ka natsipy tao
an-davaky ny liona. Dia niteny ny
mpanjaka ka nanao taminy Daniela
hoe: Andriamanitrao Izay tompoinao
mandrakariva anie hamonjy anao.
18 Ary nisy vato natampina ny
vava-lavaka; ary ny mpanjaka na-
nomboka izany tamy ny fanombohan-
kaseny sy tamy ny fanombohan-
kasen' ny andriandahiny, mba tsy
hovana ny teny ny aminy Daniela.

19 Dia nody tany an-dapany ny
mpanjaka ary tsy nitendry hanina
mandritra ny alina, sady tsy nisy
zava-maneno [1] nampidirina teo ana-
trehany, ary tsy nahita torimaso
izy. 20 Dia nifoha maraina koa ny
mpanjaka ka nandeha faingana ho
any amy ny lavaky ny liona. 21
Ary nony tonga teo amy ny lavaka
izy, dia niantso any Daniela tamy
ny feo malahelo; eny, niteny ny
mpanjaka ka nanao taminy Daniela
hoe: Ry Daniela, mpanompon' An-
driamanitra velona ô, moa Andria-
manitrao Izay tompoinao mandra-
kariva mahavonjy anao amy ny
liona va? 22 Dia namaly ny mpan-
jaka Daniela hoe: Ry mpanjaka, ho
velona mandrakizay anie hianao.
23 Andriamanitro efa naniraka ny
anjeliny ka nanakombona ny vavan'
ny liona tsy handratra ahy, satria
fahamarinana no hitany tamiko;
ary teo anatrehanao koa, ry mpan-
jaka ô, tsy nanao ratsy aho. 24
Dia faly indrindra ny mpanjaka, ka
nasainy nakarina avy ao an-davaka
Daniela. Dia nakarina avy tao an-
davaka Daniela, ary tsy hita nisy
naratra izy, satria nino an' Andria-
maniny.

25 Ary ny mpanjaka nandidy, ka
nentina ireo lehilahy niampanga [2]
any Daniela ireo, dia natsipy tao
an-davaky ny liona izy mbamy ny
vadiny aman-janany, ary ny liona
nanan-kery taminy ka nanapatapaka
ny taolany, raha tsy mbola nipaka
tamy ny vodin' ny lavaka akory
aza izy.

26 Tamin' izany Dariosa mpan-
jaka dia nanoratra ho amy ny fo-
kom-pirenena sy ny firenena sy ny
samihafa fiteny rehetra, izay mo-
nina ambonin' ny tany rehetra hoe:
Hitombo anie ny fiadananareo. 27
Manao lalàna aho mba hangovitan'
ny olona sy hatahorany eo anatre-
han' Andriamanitry Daniela eran'
ny fanjakako rehetra; fa Izy no
Andriamanitra velona sady mahari-
tra mandrakizay; ny fanjakany tsy
ho rava, ary ny fanapahany hahari-
tra hatramy ny farany. 28 Izy no
mamonjy sy manafaka ary manao
famantarana sy fahagagana any an-
danitra sy etỳ an-tany, ary Izy no
namonjy any Daniela ho afaka tamy
ny herin' ny liona.

29 Ary izany Daniela izany dia
nambinina tamy ny nanjakany
Dariosa sy tamy ny nanjakany
Kyrosy Persiana.

---

[1] *Na:* zazavavy mpandihy.

[2] *Ar.* nihinana ny nofony.

*Fahitana niseho taminy Daniela ny amy ny fanjakana efatra lehibe, sy ny hitsaran' Andriamanitra ireo.*

VII. TAMY ny taona voalohany nanjakany Belsazara, mpanjakany Babylona, dia nanonofy Daniela sady nahita fahitana[1] tao am-pandriany, ary nosoratany ny nofy, ka nambarany ny fotopototry ny teny.
2 Dia niteny Daniela ka nanao
hoe : Nahita tamy ny fahitako tamy
ny alina aho, fa, indreo, ny rivotra
efatry ny lanitra nibosesika teny
amy ny ranomasina lehibe. 3 Ary
nisy biby efatra lehibe samihafa
niakatra avy tamy ny ranomasina.
4 Ny voalohany dia toy ny liona
ary nanana elatry ny voromahery;
nijery aho ambara-panongotra ny
elany, ary natsangana avy tamy ny
tany izy ka najoro tamy ny tongony
roa toy ny fijoron' ny olona, sady
natao manana fon' olombelona izy.
5 Ary indro koa ny faharoa, biby
hafa tahaka ny bera, izay nampisondrotra ny ila-tenany, sady nisy taolan-tehezana telo teo am-bavany anelanelan' ny nifiny; ary toy izao no voalaza taminy: Mitsangàna, homàna nofo be.
6 Ary nony afaka izany, dia nahita aho fa, indro, nisy hafa koa toy ny leoparda, izay nanana elaborona efatra teo an-damosiny, ary io biby io nanana loha efatra, ary nomena fanapahana izy.
7 Nony afaka izany, dia nahita
tamy ny fahitana tamy ny alina
aho, ary, indro ny fahefatra, biby
mahatsiravina sady matanjaka sy
mahery indrindra, ary nanana nify
vy lehibe izy; nihinana sy nanotahota izy, ary ny sisa tsy laniny dia
nohosihosen' ny tongony; ary hafa
noho ny biby rehetra teo alohany
izy sady nanana tandroka folo. 8
Nodinihiko ny tandroka, ka, indro,
nisy tandroka iray kely koa nipoitra teo aminy, ary novòhana teo anoloan' io ny tandroka telo tamin' ireo taloha; ary, indro, nanana maso toy ny mason' olona sy vava miteny zavatra mihoapampana izy.
9 Mbola nijery hiany aho mandrapametraka ny seza fiandrianana, ary ny Fahagola no nipetraka teo, ny fitafiany dia fotsy toy ny fanala, ary ny volon-dohany toy ny volon' ondry madio; ny seza fiandrianany dia lelafo, ary ny kodiany dia afo
mirehitra. 10 Ony afo no nivoaka
sy nandeha avy teo anatrehany;
arivoarivo no nanompo Azy, ary
alinalina no nitsangana teo anatrehany; nipetraka ny Mpitsara, ary
novelarina ny boky. 11 Dia mbola
nijery hiany aho noho ny feon' ny
teny mihoapampana notenenin' ilay
tandroka; eny, nijery aho ambarapamono ny biby, ka nolevonina ny
tenany, ary natao teo amy ny afo
mirehitra izy. 12 Ary ny amy ny
biby sasany, dia nesorina taminy ny
fanapahany; nefa nohalavaina hiany ny andro hiainany mandra-pahalanin' ny andro sy ny fotoana.
13 Ary mbola nahita tamy ny
fahitana tamy ny alina hiany aho,
ary, indro, nisy toy ny zanak' olona
avy tamy ny rahon' ny lanitra, ary
nankeo amy ny Fahagola izy, dia
nampanakekeny teo anatrehany.
14 Ary nomena fanapahana sy voninahitra ary fanjakana izy, mba hanompoan' ny fokom-pirenena sy ny firenena ary ny samihafa fiteny rehetra azy; ny fanapahany dia fanapahana mandrakizay ka tsy ho tapaka, ary ny fanjakany tsy ho rava.
15 Izaho Daniela nalahelo tampanahy, ary ny fahitan' ny lohako
naharaiki-tahotra ahy. 16 Dia
nanakaiky ilay anankiray tamin'
izay nitsangana teo aho ka nanontany azy ny fototr' izany rehetra
izany. Dia nambarany tamiko, ka

[1] *Ar.* fahitan' ny lohany.

nampahafantariny ahy ny hevitry
ny zavatra. 17 Ireo biby lehibe
efatra ireo dia mpanjaka efatra izay
hitsangana avy amy ny tany. 18
Nefa ny olo-masin' ny Avo Indrin-
dra no hahazo ny fanjakana ary
hanana ny fanjakana mandrakizay
alaovalo.

19 Dia naniry hahalala izay foto-
tra marina ny amy ny fahefatra
aho, dia ilay biby hafa noho izy
rehetra sady mahatsiravina indrin-
dra, izay nanana nify vy sy hoho
varahina sady nihinana sy nanota-
hota, ary ny sisa tsy laniny dia
nohosihosen' ny tongony; 20 ary
ny amy ny tandroka folo teo an-
dohany sy ny anankiray koa izay
nipoitra, ka nisy telo potraka teo
anoloany, dia ilay tandroka nanana
maso sy vava izay niteny zavatra
mihoapampana, ary ny fijery azy
dia lehibe noho ny namany. 21
Mbola nijery hiany aho, ary izany
tandroka izany nanoto ny olo-ma-
sina ka naharesy azy, 22 ambara-
pihavin' ny Fahagola, ka nomena
rariny ny olo-masin' ny Avo Indrin-
dra; ary tonga ny fotoana naha-
zoan' ny olo-masina ny fanjakana.

23 Izao no nolazainy: Ilay fahe-
fatra amy ny biby dia fanjakana
fahefatra etỳ ambonin' ny tany, izay
ho hafa noho ny fanjakana rehetra
sady handrava ny tany rehetra ary
hanosihosy sy hanorotoro azy. 24
Ary ny tandroka folo dia mpanjaka
folo izay hitsangana avy amin' izany
fanjakana izany; ary hisy iray koa
hitsangana manaraka azy; hafa
noho ny voalohany izy ary handresy
mpanjaka telo. 25 Ary hiteny ha-
nohitra ny Avo Indrindra izy sy
hampahory ny olo-masin' ny Avo
Indrindra ary hitady hanova fotoana
sy lalàna; ary hatolotra eny an-
tànany ireo ambara-pahatapitry ny
fetr' andro iray sy ny fetr' andro
*roa* ary ny antsasaky ny fetr' andro.
26 Fa hipetraka ny mpitsara, ary
hesorina ny fanapahany, ka hora-
vana sy hosimbana hatramy ny
farany izy. 27 Ary ny fanjakana
sy ny fanapahana ary ny fahalehi-
biazan' ny fanjakana eny ambanin'
ny lanitra rehetra dia homena ny
olo-masin' ny Avo Indrindra; ny
fanjakany dia fanjakana mandra-
kizay, ary ny fanapahana rehetra
dia hanompo sy hanoa Azy.

28 Hatramin' izao no faran' izany
zavatra izany. Ny amiko, izaho
Daniela, dia naharaiki-tahotra ahy
indrindra ny eritreritro, ka nivalo-
arika ny tarehiko, nefa notehiri-
ziko tao am-poko hiany izany zava-
tra izany.

*Ny amy ny fahavalo anankiray izay nampahory ny olon' Andriamanitra.*

VIII. TAMY ny taona fahatelo
nanjakany Belsazara
mpanjaka dia nisy fahitana niseho
tamiko, izaho Daniela, taorian' ilay
niseho tamiko tamy ny voalohany.

2 Ary nahita tamy ny fahitana
aho, ka raha mbola nijery aho, dia,
indro, tao Sosana tao amy ny lapan'
ny mpanjaka izay ao amy ny tany
Elama aho; ary nahita tamy ny
fahitana aho, ka teo amoron' ny
ony Olay aho.

3 Dia natopiko ny masoko, ka
hitako, fa, indro, nisy ondrilahy
iray nitsangana teo amoron' ny ony,
izay nanana tandroka roa; lava ireo
tandroka ireo, ary ny anankiray
lava noho ny anankiray, nefa ilay
lavalava kokoa no niposaka taori-
ana. 4 Hitako ny ondrilahy ma-
noto miankandrefana sy mianava-
ratra ary mianatsimo; ary tsy nisy
biby nahajanona teo anoloany, ary
tsy nisy naharombaka izay mby
teny an-tànany; fa nanao araka izay
sitrapony izy ka tonga lehibe.[1]

5 Ary raha mbola nandinika aho,
dia, indro, nisy osilahy nivoaka avy
tany andrefana ka nitety ny tany

---

[1] *Na:* niavonavona.

rehetra, nefa tsy nikasika ny tany;
ary ilay osilahy dia nanana tandroka
lehibe teo anelanelan' ny masony.
6 Ary izy nankeo amin' ilay ondri-
lahy nanana tandroka roa, dia ilay
efa hitako nitsangana teo amoron'
ny ony, ka nanazakazaka azy tamy
ny fahatezeran' ny heriny. 7 Ary
hitako nanatona ho eo anilan' ny
ondrilahy izy, dia nisafoaka taminy
ka namely ny ondrilahy ary nana-
paka ny tandrony roa, ka tsy naha-
janona teo anoloany intsony ilay
ondrilahy, fa nazerany teo amy ny
tany ka nohitsakitsahiny; ary tsy
nisy nahavonjy ilay ondrilahy teny
an-tànany. 8 Ary dia nihahery in-
drindra ilay osilahy; nefa nony na-
hery izy, dia tapaka ilay tandrony
lehibe; ary nisy efatra lehibe nipoi-
tra nisolo iny nifanandrify tamy ny
rivotra efatry ny lanitra. 9 Ary
nisy tandroka kely nipoitra avy
tamy ny anankiray amin' ireny ka
nihalehibe indrindra nianatsimo sy
niantsinanana ary nankany amy
ny *tany* mahafinaritra. 10 Ary
nihalehibe izy ka nihatra amin' ireo
maro be eny amy ny lanitra; ary
nisy nazerany ho amy ny tany ireo
maro be sy ny kintana ka nohitsa-
kitsahiny. 11 Eny, nihalehibe[1]
izy ka dia niady tamy ny Komandin'
ireo maro be, ary nesorina taminy
ny fanatitra isan-andro, ary ny fitoe-
rana masina noravana. 12 Ary
nisy maro be mbamy ny fanatitra
isan-andro natolotra *azy* noho ny
fahadisoana, dia nazerany ho amy ny
tany ny fahamarinana; ary niasa
izy sady nambinina.

13 Dia nandre ny masina anan-
kiray niteny aho, ary nisy masina
iray koa nanao tamin' ilay niteny
hoe: Mandra-pahoviana ny fahitana
mandrakariva[2] sy ny fahotana ma-
hatonga fandravana mba hanolorana
ny fitoerana masina sy ireo maro be
ho fanitsaka? 14 Ary hoy izy
tamiko: Telon-jato sy roa arivo
andro;[3] ary nony afaka izany, dia
amin' izay vao hodiovina[4] ny fitoe-
rana masina.

15 Ary nony nahita ny fahitana
izaho Daniela ka nitady hahafan-
tatra izany, dia, indro, nisy nanana
tarehy tahaka ny olona nitsangana
teo anatrehako. 16 Ary nandre
feon' olona tao afovoany Olay aho,
izay niantso ka nanao hoe: Ry
Gabriela, ampahalalao ny fahitana
ity lehilahy ity. 17 Ary dia nan-
keo amin' ilay nitsanganako izy;
ary nony tonga izy, dia raiki-tahotra
aho ka nikarapoka nihohoka; nefa
hoy izy tamiko: Aoka ho fantatrao,
ry zanak' olona, fa io fahitana io
dia milaza ny farany.

18 Ary raha niresaka tamiko izy,
dia renoky ny torimaso teo amy ny
tany aho; fa izy nanohina nampi-
tsangana ahy. 19 Dia hoy izy:
Indro, hampahafantariko anao izay
ho tonga amy ny fahatezerana fara-
ny; fa ho amy ny fotoana any am-
parany izany.

20 Ilay ondrilahy hitanao nanana
tandroka roa dia ny mpanjakany
Media sy Persia. 21 Ary ny osilahy
lava volo dia ny mpanjakany Grisia;
ary ny tandroka lehibe teo anelane-
lan' ny masony dia ny mpanjaka
voalohany. 22 Ary ny amin' ilay
efa tapaka, ka nisy efatra nitsan-
gana nandimby azy, dia hisy fanja-
kana efatra hitsangana avy amy ny
jentilisa, nefa tsy mitovy hery ami-
ny. 23 Ary ny hiafaran' ny fanja-
kany, rehefa tanteraky ny mpanota
*ny asany*, dia hisy mpanjaka hitsan-
gana, izay masia-tarehy sy mahafan-
tatra zavatra saro-pantarina. 24
Ary ho be ny heriny, nefa tsy amy
ny herin' ny tenany; ary mahagaga
ny fanimbana hataony; ary hambi-
nina izy ka hahefa ary hanimba ny
mahery sy ny olo-masina. 25 Ary
ny fahafetseny koa no hahatanteraka

---

[1] *Na:* niavonavona.
[2] *Na:* ny amy *ny fanatitra* isan-andro.
[3] *Heb.* hariva sy maraina.
[4] *Heb.* ho marina.

ny fitaka eny an-tànany; ary izy
hiavonavona am-po ka handringana
ny maro amin' izay tsy ampoiziny;
ary hitsangana hanohitra ny Andria-
nan' ny andriana izy, kanjo ho toro-
toro kosa, nefa tsy hisy tànana ha-
mely azy tsinona. 26 Ary dia marina
ny amin' ireo andro[1] voalaza ireo,
nefa ahorony ny fahitana, fa mbola
ho andro maro izany.

27 Ary izaho Daniela dia torana
ka nandraiky narary andro vitsi-
vitsy; ary nony afaka izany, dia
nitsangana aho ka nanao ny raha-
rahan' ny mpanjaka; ary gaga aho
ny amy ny fahitana, nefa tsy nisy
nahafantatra izany.

*Ny vavaka nataony Daniela, sy ny teny nolazaina taminy ny amy ny herinandro fito-polo.*

IX. TAMY ny taona voalohany
nanjakany Dariosa, zanaky
Ahasoerosy, avy amy ny taranaky
ny Mediana, izay nampanjakaina
tamy ny fanjakan' ny Kaldeana,—
2 tamy ny taona voalohany nanja-
kany, izaho Daniela nahalala tamy
ny boky ny isan' ny taona nampaha-
fantarin' ny teniny Jehovah any
Jeremia mpaminany, izay hahatape-
ran' ny fito-polo taona amy ny haha-
foanany Jerosalema. 3 Ary nam-
panatrehiko an' Andriamanitra Tom-
po ny tavako hitady izay hivavahana
sy hifonana amy ny fifadian-kanina
sy ny lamba fisaonana[2] ary ny lave-
nona.

4 Ary nivavaka taminy Jehovah
Andriamanitro aho ka nitsotra hoe:
Indrisy! Tompo ô, Andriamanitra
lehibe sy mahatahotra, mitandrina
ny fanekena sy ny famindrampo ho
amin' izay tia Azy sy mitandrina ny
didiny, 5 efa nanota izahay sady
nanao meloka ary nanao ratsy sy
niodina, eny, efa niala tamy ny
didinao sy ny fitsipikao izahay, 6
ary tsy nohenoinay ny mpaminany
mpanomponao, izay niteny tamy ny
anaranao tamy ny mpanjakanay sy
ny mpanapaka anay sy ny razanay
ary ny vahoaka rehetra. 7 Anao
ny fahamarinana, Tompo ô, fa anay
kosa ny fangaihaizana, tahaka ny
amin' izao anio izao, dia any ny
Joda sy ny mponina any Jerosalema
ary ny Isiraely rehetra, na ny akaiky
na ny lavitra, dia any amy ny tany
rehetra izay efa nandroahanao azy
noho ny fahadisoany izay nandisoa-
ny taminao; 8 eny, anay ny fangai-
haizana, Tompo ô, dia any ny mpan-
jakanay sy ny mpanapaka anay ary
ny razanay, satria efa nanota tami-
nao izahay. 9 Any ny Tompo An-
driamanitray kosa ny famindrampo
sy ny famelan-keloka, satria efa nio-
dina taminy izahay 10 ka tsy nihaino
ny feony Jehovah Andriamanitray,
mba handeha araka ny lalàny izay
nasainy napetraky ny mpaminany
mpanompony teo anoloanay. 11
Eny, ny Isiraely rehetra efa nandika
ny lalànao ka niala, fa tsy nihaino
ny feonao, ka dia naidina taminay
ny ozona sy ny fianianana izay voa-
soratra ao amy ny lalàny Mosesy,
mpanompon' Andriamanitra, satria
efa nanota taminy izahay. 12 Ary
notanterahiny ny teniny, izay nola-
zainy hamelezana anay sy ny mpi-
tsaranay izay nitsara anay, ka na-
taony niharan-doza lehibe izahay, fa
tety ambanin' ny lanitra rehetra dia
tsy mbola nisy natao tahaka izay
natao tany Jerosalema. 13 Araka
ny voasoratra ao amy ny lalàny Mo-
sesy no nahatongavan' izao loza rehe-
tra izao taminay; nefa tsy nifona
teo anatrehany Jehovah Andriama-
nitray izahay hialanay amy ny helo-
kay sy hahafantaranay ny fahama-
rinanao. 14 Koa izany no nitehiri-
zany Jehovah ny loza, ka nataony
mihatra aminay, fa marina Jehovah
Andriamanitray amy ny asany rehe-
tra izay efa nataony; fa izahay no
tsy nihaino ny feony.

15 Koa ankehitriny, Tompo An-

[1] *Heb.* hariva sy maraina.

[2] *Heb.* lamba malailay.

driamanitray ô, Izay nitondra ny
olonao nivoaka avy tany amy ny
tany Egypta tamy ny tànana ma-
hery ka nanao anarana ho Anao
tahaka ny amin' izao anio izao, efa
nanota izahay, efa nanao ratsy iza-
hay. 16 Tompo ô, mifona aminao
aho, araka ny fahamarinanao rehe-
tra, aoka re hionona ny fahateze-
ranao sy ny fahaviniranao aminy
Jerosalema tanànanao, tendrombohi-
trao masina; fa ny helokay sy ny
fahotan' ny razanay no nahatonga
any Jerosalema sy ny olonao ho latsa
amin' izay rehetra manodidina anay.
17 Fa ankehitriny, ry Andriamani-
tray ô, henoy ny fivavaky ny mpa-
nomponao sy ny fifonany, ary ampa-
mirapirato ny tavanao amy ny fitoe-
ranao masina izay efa foana, satria
Tompo Hianao. 18 Andriamanitra
ô, atongilano ny sofinao, ka mihai-
noa; ahirato ny masonao, ka jereo
ny fahafoananay sy ny tanàna izay
nantsoina amy ny anaranao; fa tsy
amy ny fahamarinanay no andoara-
nay ny fifonanay eto anatrehanao,
fa amy ny halehiben' ny indrafonao.
19 Tompo ô, mandrenesa; Tompo ô,
mamelà heloka; Tompo ô, mihainoa,
ka miasà; aza ela Hianao, ry An-
driamanitro ô, noho ny aminao; fa
ny tanànanao sy ny olonao dia nan-
tsoina amy ny anaranao.

20 Ary raha mbola niteny sy
nivavaka sy niaiky ny fahotako
mbamy ny fahotan' ny Isiraely fire-
neko aho ka nandoatra ny fifonako
teo anatrehany Jehovah Andriama-
nitro ho any ny tendrombohitra
masin' Andriamanitro,—21 eny, raha
mbola niteny nivavaka aho, dia, in-
dro, ilay lehilahy Gabriela izay hitako
tamy ny fahitana voalohany, dia
nampanidinina faingana ka nanatona
ahy tokony ho tamy ny fotoan' ny
fanatitra hariva. 22 Ary izy nam-
pahalala ahy sy niresaka tamiko ka
nanao hoe: Ry Daniela ô, avy ham-
pahazava saina anao aho. 23 Tamy
ny niantombohan' ny fivavakao dia
nisy teny nivoaka, ka dia tonga ha-
nambara aminao aho, satria malala
indrindra hianao; koa diniho ny
teny, ary aoka ho fantatrao ny fahi-
tana.

24 Fito-polo herinandro no voa-
tendry ho any ny firenenao sy ny
tanànanao masina, hahatapaka ny
fahadisoana sy hanampina [1] ny faho-
tana ary hanao fanavotana noho ny
heloka sy hampiditra fahamarinana
mandrakizay ary hanisy tombo-kase
ny fahitana sy ny faminaniana [2] sy
hanosotra izay masina indrindra. 25
Koa aoka ho fantatrao sy ho azonao
fa hatramy ny hivoahan' ny didy
hanavaozana sy hanamboarana any
Jerosalema ka hatraminy Mesia An-
driana [3] dia ho fito herinandro sy roa
amby enim-polo herinandro; [4] ham-
boarina indray ny làlana sy ny hady,
dia amin' izay andro mampahory.
26 Ary rehefa afaka ny roa amby
enim-polo herinandro, dia hovonoina
ny Mesia [5] ka tsy hanana; ary ny
vahoaky ny mpanjaka izay ho avy
dia handrava ny tanàna sy ny fitoe-
rana masina; ary ny farany dia hisy
safotra, ary hatramy ny farany dia
hisy ady sy fandravana voatendry.
27 Ary hanorina fanekena ho herin-
andro amy ny maro izy ary hampi-
tsahatra ny fanatitra alatsa-dra sy
ny fanatitra hafa hatramy ny antsa-
saky ny herinandro, ary amy ny
elatry [6] ny fahavetavetana no hiha-
vian' ny mpandrava, hatramy ny
fahafonganana voatendry, izay hai-
dina amy ny mpandrava. [7]

*Toky ho any ny olon' Andriamanitra fa tsy ho resin' ny fahavalony izy.*

X. TAMY ny taona fahatelo nan-
jakany Kyrosy, mpanjakany
Persia, dia nisy nambara taminy

---

[1] *Heb.* hanisy tombo-kase. [2] *Heb.* mpaminany. [3] *Na:* ilay andriana voahosotra.
[4] *Na:* ary amy ny herinandro roa amby enim-polo dia, etc. [5] *Na:* ilay voahosotra.
[6] *Na:* eo an-tampon'. [7] *Na:* ny efa lao.

Daniela, izay atao hoe Beltesazara;
marina ny teny, ary ady mafy *no
nolazainy;* ary nahalala ny teny izy
sady nahafantatra ny fahitana.
2 Tamin' izany andro izany izaho
Daniela dia nisaona roatokombolana
mipaka. 3 Tsy nihinana hanim-py
aho, sady tsy nanendry hena na
divay ny vavako, ary tsy nihosotra
diloilo akory aho ambara-pahatapitry
ny roatokombolana mipaka.
4 Ary tamy ny andro fahefatra
amby roa-polo tamy ny volana voa-
lohany, raha teo amoron' ny ony
lehibe aho (Hidekela izany), 5 dia
nanopy ny masoko aho ka nijery,
ary, indro, nisy lehilahy iray nitafy
rongony fotsy, ka tena volamena
avy any Ofaza no nisikinany; 6
tahaka ny krysolita ny tenany, ary
tahaka ny helatra ny tarehiny, ary
tahaka ny fanilo mirehitra ny ma-
sony, ary mivolom-barahina manga-
nohano ny sandriny sy ny tongony;
ary ny feony toy ny feon' olona
maro be; 7 ary izaho Daniela hiany
no nahita ny fahitana; fa ny olona
izay teo amiko kosa tsy mba nahita
izany, fa tora-kovitra indrindra izy
ka nandositra niery. 8 Ary dia
nilaozana ho irery aho ary nahita
izany fahitana lehibe izany, dia tsy
nisy hery tafajanona tato amiko;
fa nihasimba nivaloarika ny tare-
hiko, ary tsy nisy hery intsony
tamiko. 9 Nefa nandre ny teniny
hiany aho; ary nony nandre izany
aho, dia renoky ny torimaso nianko-
hoka tamy ny tany.
10 Ary, indro, nisy tànana nano-
hina ka nanarina ahy handohalika
sy hitehin-tànana, nefa mbola nan-
gozohozo hiany. 11 Ary hoy izy
tamiko: Ry Daniela malala ô, fan-
taro ny teny izay lazaiko aminao,
ka mijoroa; fa nirahina ho atỳ ami-
nao aho ankehitriny. Ary nony
nilaza izany teny izany tamiko izy,
dia nitsangana nangozohozo teo aho.
12 Dia hoy izy tamiko: Aza ma-
tahotra, ry Daniela; fa hatramin'
ilay andro voalohany nampiasanao
ny fonao hahalala sy hampahory ny
tenanao teo anatrehan' Andriamani-
trao dia reko ny teninao, ary noho
ny teninao dia avy aho. 13 Fa
ilay andrianan' ny fanjakany Persia
dia nanohitra ahy iraika amby roa-
polo andro; fa indro kosa Mikaela,
anankiray amin' ireo andriana le-
hibe,[1] no tonga hanampy ahy; ka
dia izaho hiany no sisa nijanona teo
amy ny mpanjakany Persia. 14
Ary avy hampahafantatra anao
izay hanjo ny firenenao any am-
parany aho, satria mbola hihatra
amin' izany andro izany ny fahi-
tana.
15 Ary nony nilaza izany teny
izany tamiko izy, dia niankohoka
tamy ny tany aho sady tsy nahateny.
16 Ary, indro, nisy anankiray mi-
endri-janak' olombelona nanendry
ny molotro, dia niloa-bava aho ka
niteny nanao tamin' ilay nitsangana
teo anatrehako hoe: Tompoko, azon'
ny fanaintainana aho noho ny fahi-
tana ka tsy manan-kery intsony.
17 Fa aiza no ahazoan' ity izaho
mpanompon' ny tompoko ity hiteny
aminao tompoko? Ary tamin' izay
dia tsy nisy hery nitoetra tato amiko
intsony, na nisy aina sisa tato
amiko.
18 Ary nisy indray nanana en-
drik' olona nanendry ahy koa, dia
nampahery ahy 19 ka nanao hoe:
Aza matahotra, ry ilay malala in-
drindra; fiadanana anie ho anao,
mahereza, eny, mahereza. Ary re-
hefa niteny tamiko izy, dia nihahery
aho ka nanao hoe: Aoka hiteny
hianao tompoko, satria efa nampa-
hery ahy.
20 Dia hoy izy: Moa fantatrao
va ny nihaviako atỳ aminao? An-
kehitriny dia hiverina hiady amy
ny andrianany Persia aho, ary re-
hefa mivoaka aho, dia, indro, ho
avy ny andrianany Grisia. 21 Fa

---

[1] *Heb.* voalohany.

hambarako aminao izay voasoratra
ao amy ny soratra marina ; nefa tsy
misy miara-misikina amiko hano-
hitra ireo, afa-tsy Mikaela andriana-
nareo.
XI. Fa tamy ny taona voalohany
nanjakany Dariosa Mediana
dia nitsangana hampahery sy hana-
tanjaka azy aho.

*Faminaniana koa ny amy ny zavatra mbola hiseho.*

2 ARY ankehitriny izay tenany
tokoa dia hahariharikо ami-
nao. Indro, mbola hisy mpanjaka
telo koa hitsangana any Persia ;
ary ny fahefatra hanan-karena be
mihoatra noho izy rehetra ; koa re-
hefa mahery izy noho ny hareny,
dia hotairiny avokoa ny olona re-
hetra hamely ny fanjakany Grisia.
3 Ary hisy mpanjaka mahery
hitsangana, izay hanapaka amy ny
fanapahana lehibe sady hanao araka
izay sitrapony. 4 Ary rehefa mi-
tsangana izy, dia horavana ny fan-
jakany ka hozaraina ho amy ny
rivotra efatry ny lanitra ; fa tsy ho
any ny taranany, na araka ny fana-
pahany izay nanapahany, fa hongo-
tana ny fanjakany ka ho any ny
hafa, fa tsy ho an' ireo.
5 Ary hahery ny mpanjakan' ny
atsimo ; nefa ny anankiray amy ny
andriandahiny dia hahery noho izy
aza ka hanapaka ; ary ho fanapa-
hana lehibe ny fanapahany.
6 Ary rehefa afaka taona vitsi-
vitsy, dia hikambana izy roa lahy
ireo ; ary ho avy ny zanakavavin' ny
mpanjakan' ny atsimo hankany amy
ny mpanjakan' ny avaratra haha-
tsara ny fihavanana ; nefa tsy haha-
tana ny herin-tsandry izy, ary tsy
hahajanona ilay mpanjaka na ny
sandriny, fa hatolotra razazavavy sy
ireo nitondra azy sy rainy niteraka
azy mbamin' izay nampahery azy
tamin' izany andro izany.[1]
7 Fa hisy solofony anankiray
avy amy ny fàkany hitsangana han-
dimby azy, ka hihavian' izay ny
miaramila, ary hidirany ny fiaro-
vana mafin' ny mpanjakan' ny ava-
ratra, ka hasiany ireo, dia hahery
izy. 8 Ary ny andriamaniny koa
mbamy ny sarin-javatra an-idina sy
ny fanaka tsara ananany, na ny
volafotsy na ny volamena, dia hoba-
boiny avokoa ; ary hijanona elaela
tsy hamely[2] ny mpanjakan' ny ava-
ratra izy. 9 Ary ho tonga amy ny
fanjakan' ny mpanjakan' ny atsimo
izy, nefa hody any amy ny taniny
hiany.
10 Fa hanomana tafika ny za-
nany ka hanangona miaramila maro
be ; dia ho avy tokoa ireo ka hane-
rana toy ny safotra ; rehefa afaka
izany, dia hiverina izy, ary hani-
hiny hiany na dia ny fiarovana ma-
finy aza. 11 Ary dia hisafoaka ny
mpanjakan' ny atsimo, ka hivoaka
hiady aminy izy, dia amy ny mpan-
jakan' ny avaratra, ary izy hanan-
gona maro be ; ary ny maro be dia
hatolotra ho eo an-tànany. 12 Ary
raha miainga ireo maro be ireo, dia
hiavonavona ny fony ; ary hahari-
paka alinalina izy, nefa tsy hahery.
13 Fa hiverina ny mpanjakan'
ny avaratra ka hanangona olona
maro be mihoatra noho ny teo ; ary
rehefa afaka ny fe-taona, dia ho
avy tokoa izy ka hitondra miara-
mila maro sy fitaovana betsaka. 14
Ary amin' izany andro izany dia
maro no hitsangana hamely ny mpan-
jakan' ny atsimo ; ary ireo loza in-
drindra amy ny firenenao dia hanan-
dra-tena hahatò ny fahitana ; nefa
ho lavo izy. 15 Ka dia ho avy ny
mpanjakan' ny avaratra hanandra-
tra tovon-tany hanafaka ny tanàna
mimanda ; ary ny sandrin' ny atsi-
mo na ny olom-pidiny dia tsy ha-
homby, ary tsy hisy hery hahom-
biazany. 16 Fa izay avy hamely azy
dia hanao araka izay sitrapony, ka
tsy hisy hahajanona eo anatrehany ;

[1] *Na :* dia samy amy ny fotoany avy.

[2] *Na :* haharitra ela noho.

ary izy hijanona ao amy ny tany
mahafinaritra, ary hisy fandringa-
nana eny an-tànany. 17 Dia hivo-
nona tsara handeha amy ny herin'
ny fanjakany rehetra izy ka hanao
izay hahatsara ny fihavanana; ary
homeny ny zanakavavin' ny vehi-
vavy izy ka hahatonga loza aminy;
ary tsy hahalavorary razazavavy,
na hahasoa azy akory. 18 Ary
hitodika mankany amy ny nosy izy
ka hahalasa be; ary hisy mpana-
paka hampitsahatra ny latsa ataony,
sady hatsingeriny aminy ny latsa
ataony. 19 Dia hitodika hankany
amy ny fiarovana mafy any amy ny
taniny izy; kanjo ho tafintohina sy
ho lavo izy ka tsy ho hita.

20 Ary hitsangana handimby azy
indray ny anankiray izay hampan-
deha mpampiasa ho any amin' izay
tsara indrindra amy ny fanjakany;
fa rehefa afaka andro vitsy, dia ho
faty io, nefa tsy amy ny fahateze-
rana, na amy ny ady.

21 Ary hisy olona famingavinga
hitsangana handimby io indray,
izay tsy homena ny voninahitry ny
fanjakana; fa hiditra tsy ampoizina
izy ka hahazo ny fanjakana amy
ny fahafetsena, 22 ary ireo miara-
mila toy ny safotra [1] no hindaosina
hiala eo anatrehany sady ho resiny
mbamy ny andriana vita fanekena
aminy koa. 23 Eny, rehefa mifa-
naiky aminy io, dia hanao fitaka;
fa hiakatra izy ka hahery, na dia
vitsy aza ny olona entiny. 24
Hiditra tsy ampoizina amy ny fari-
tany mahavokatra indrindra izy ka
hanao izay tsy nataon' ny rainy na
ny razany; hahàhany eny amin'
ireny ny sambotra sy ny babo ary
ny harena; ary hamoron-tsaina izy
ka hamely ny fiarovana mandra-
pahalanin' ny fotoana.

25 Ary hanaitra ny heriny sy ny
fony izy hamely ny mpanjakan' ny
atsimo amy ny miaramila maro;
ary ny mpanjakan' ny atsimo kosa
hanafika mitondra miaramila maro
sady mahery indrindra; nefa tsy
hahajanona izy, satria hisy hamo-
ron-tsaina hamely azy. 26 Eny,
izay homana ny hanina avy aminy
hiany no hahalavo azy, ary ny mia-
ramilany hanerana toy ny safotra
sady maro ny faty hiampatrampatra.
27 Ary ny fon' ireo mpanjaka roa
ireo dia samy ta-hanao ratsy, ary
eo an-databatra iray no hiresahany
lainga; nefa tsy hambinina izany;
fa ny farany dia ho amy ny fotoana
hiany. 28 Ary hiverina ho any
amy ny taniny mitondra harena be
izy; koa ny fony dia hanohitra ny
fanekena masina; ary hahefa sy
hiverina ho any amy ny taniny izy.

29 Amy ny fotoana dia ho lasa
mianatsimo indray izy; nefa ny
farany tsy ho toy ny voalohany;
30 fa ny sambony Kitima ho avy
hamely azy, ka dia ho kivy izy ka
hiverina ary hisafoaka amy ny fane-
kena masina ka hamely; eny, hive-
rina izy ka hisaina ny amin' ireo
efa mahafoy ny fanekena masina.
31 Ary hisy miaramila [2] hitsan-
gana noho ny teniny ka handoto
ny fitoerana masina, dia ny fiaro-
vana mafy, ary hampitsahatra ny
fanatitra isan-andro sady hampi-
ditra ny fahavetavetana mahatonga
fandravana.

32 Ary izay mivadika ny fane-
kena dia hambosiny amy ny fandro-
boana; fa ny olona izay mahalala
an' Andriamaniny kosa dia hifikitra
amin' izany ka hankatò azy.[3] 33
Ary izay hendry ao amy ny olona
dia hampianatra ny maro; nefa ho
lavon' ny sabatra sy ny lelafo sy ny
famaboana ary ny fandrobana elaela
hiany izy. 34 Ary rehefa lavo izy,
dia hahazo famonjena kely; ary
maro no hikambana aminy amy ny
fihatsarambelatsihy. 35 Ary hisy
ho lavo koa ny manan-tsaina, mba
hizahan-toetra sy hanadiovana ary
hamotsiana azy ambara-pahatongan'

[1] *Heb.* sandrin' ny safotra. [2] *Heb.* sandry. [3] *Na:* dia hahery ka hahefa.

ny andro farany, fa mbola ho amy
ny fotoana hiany izany.
36 Ary ny mpanjaka hanao araka
izay sitrapony; ary hisandratra sy
hanandra-tena ho ambonin' ny an-
driamanitra rehetra izy ka hiteny
zavatra mahagaga ny amin' Andria-
manitry ny andriamanitra, ary ham-
binina hiany izy mandra-pahatante-
raky ny fahatezerana; fa izay efa
voatendry no tsy maintsy hatao.
37 Ary tsy hahoany akory ny an-
driamanitry ny razany, na ny fitia-
van' ny vehivavy; eny, tsy hahoany
akory izay andriamanitra, fa hanan-
dra-tena noho izy rehetra izy. 38
Fa ny andriamanitry ny fiarovana
mafy no hankalazainy hisolo izany;
ary volamena sy volafotsy sy vato
soa ary zavatra mahafinaritra no ho
entiny mankalaza ny andriamanitra
izay tsy fantatry ny razany. 39
Dia homban' ny andriamani-kafa
izy ka hamely ny batery mafy in-
drindra, ary izay manaiky azy dia
homeny voninahitra be sady hataony
mpanapaka ny maro, ary hozarainy
ho azy ny tany ho valim-pitia.
40 Ary amy ny faran' ny andro
dia hanoto azy ny mpanjakan' ny
atsimo; ary ny mpanjakan' ny ava-
ratra koa ho avy hamely azy toy
ny tafio-drivotra ka hitondra kalesy
sy mpitaingin-tsoavaly ary sambo
maro; ary hiditra amy ny tany izy
ka hanerana toy ny safotra. 41
Hiditra ao amy ny tany mahafina-
ritra koa izy, ary maro no ho ri-
paka; fa izao kosa no ho afa-man-
dositra ny tànany: Edoma sy Moaba
ary ireo lohan' ny taranaky Amona.
42 Haninjitra ny tànany amy ny
tany sasany koa izy; ary ny tany
Egypta tsy ho afa-mandositra. 43
Fa hahalasa ny rakitra volamena
sy volafotsy ary ny zava-tsoany
Egypta rehetra izy; ary ny Libyana
sy ny Etiopiana hanaraka azy. 44
Fa hisy siosion-teny avy any atsi-
nanana sy avy any avaratra haha-
raiki-tahotra azy, ka dia hivoaka
amy ny fahatezerana be izy han-
drava sy handringana maro. 45
Ary haoriny eo anelanelan' ny rano-
masina sy ny tendrombohitra masina
mahafinaritra ny trano-lainy izay
lapany; nefa ho tonga ao amy ny
hiafarany hiany izy, ka tsy hisy
hamonjy azy.

XII. Ary amin' izany andro izany
dia hitsangana Mikaela, an-
drian-dehibe, izay mitsangana hiaro
ny zanaky ny firenenao; ary hisy
andro fahoriana, izay tsy nisy ta-
haka azy hatrizay nisian' ny fire-
nena ka hatramin' izany andro
izany; ary amin' izany dia ho afaka
ny firenenao, dia izay rehetra hita
voasoratra ao amy ny boky. 2 Ary
maro amin' izay matory ao amy ny
vovoky ny tany no hifoha: ny sa-
sany ho amy ny fiainana mandra-
kizay, ary ny sasany ho amy ny
henatra sy ny latsa mandrakizay.
3 Ary izay hendry dia hamirapi-
ratra toy ny famirapiratry ny lani-
tra; ary izay mamerina ny maro ho
amy ny fahamarinana dia ho tahaka
ny kintana mandrakizay doria.

*Teny farany.*

4 ARY hianao, ry Daniela, dia
ahoroninao ny teny, ka asio
tombo-kase ny taratasy mandra-
pihavin' ny andro farany; maro no
hazoto mandinika,[1] ka hitombo ny
fahalalana.
5 Dia nijery aho Daniela, ka,
indro, nisy roa hafa koa nitsangana,
ny anankiray teto amoron' ny ony,
ary ny anankiray kosa teroa an-
dafiny. 6 Ary hoy ny anankiray
tamin' ilay lehilahy mitafy rongony
fotsy, izay teo ambonin' ny rano
amy ny ony: Mandra-pahoviana
vao ho tanteraka ny faran' ireo
fahagagana ireo? 7 Ary ilay lehi-
lahy mitafy rongony fotsy, izay teo
ambonin' ny rano amy ny ony, dia
nanandratra ny tànany ankavanana

[1] *Heb.* hivoivoy.

sy ny tànany ankavia ho amy ny
lanitra ka reko nianiana tamin' Izay
velona mandrakizay izy fa ho fetr'
andro iray sy fetr' andro *roa* ary
antsasaky ny fetr' andro; ary re-
hefa vita ny fanamontsamontsanana
ny herin' ny olo-masina, dia ho tan-
teraka ireo rehetra ireo.
8 Ary nandre izany aho, nefa tsy
nahafantatra; dia hoy izaho: Tom-
poko ô, hanao ahoana no hiafaran'
ireo zavatra ireo? 9 Dia hoy izy:
Andeha, ry Daniela, fa efa voaho-
rona ny teny sady voaisy tombo-
kase mandra-pihavin' ny andro fa-
rany. 10 Maro no hodiovina sy
hofotsiana ary hozahan-toetra; fa
ny ratsy fanahy kosa mbola hanao
ratsy hiany, ary tsy hisy amy ny
ratsy fanahy hahafantatra, fa ny
hendry no hahafantatra. 11 Ary
hatramy ny andro hampitsaharana
ny fanatitra isan-andro sy hampidi-
rana ny fahavetavetana mahatonga
fandravana dia hisy andro sivi-
folo sy roan-jato amby arivo. 12
Sambatra izay miandry sy maha-
tratra ny andro dimy amby telo-
polo amby telon-jato sy arivo. 13
Fa mandehana hianao mandra-piha-
vin' ny farany; fa hitsahatra hianao
ka hitsangana ho ao amy ny anja-
ranao amy ny andro farany.

---

# HOSEA.

I. NY teniny Jehovah, izay tonga
taminy Hosea, zanaky Bery,
tamy ny andro nanjakany Ozia sy
Jotama sy Ahaza ary Hezekia,
mpanjakan' ny Joda, sy tamy ny
androny Jeroboama, zanaky Joasy,
mpanjakan' ny Isiraely.

*Ny amy ny vehivavy janga anan-*
*kiray sy ny zanany, izay natao*
*tandindon' ny Isiraely.*

2 TAMY ny niandohan' ny nite-
nenany Jehovah taminy Ho-
sea dia hoy Jehovah taminy: An-
deha hianao maka vady izay efa
tena janga sy zanaky ny fijangajan-
gana; fa fatra-pijangajanga miala
aminy Jehovah ny tany.
3 Dia lasa izy naka any Gomera,
zanakavaviny Diblaima; ary dia
nanan-anaka ravehivavy ka nitera-
dahy taminy. 4 Ary hoy Jehovah
taminy: Ataovy Jezirela no ana-
rany; fa vetivety dia hovaliako ny
taranaky Jeho noho ny ra nalatsaka
tao Jezirela, ary hatsahatro ny fan-
jakan' ny taranaky Isiraely. 5 Ary
amin' izany andro izany dia hotapa-
hiko ao amy ny tany lemaka Jezirela
ny tsipìkany Isiraely.
6 Ary nanan-anaka indray rave-
hivavy ka nitera-bavy. Dia hoy
Jehovah taminy: Ataovy Lô-ro-
hama[1] no anarany; fa tsy hamindra
fo amy ny taranaky Isiraely intsony
Aho, eny, tsy havelako mihitsy ny
helony.[2] 7 Fa ny taranaky Joda
no hamindrako fo, ary Izaho Jeho-
vah Andriamaniny no hamonjy azy,
nefa tsy amy ny tsipìka, na amy ny
sabatra, na amy ny ady, na amy ny
soavaly, na amy ny mpitaingin-
tsoavaly.
8 Ary rehefa notazana Lô-rohama,
dia nanan-anaka indray reniny ka
nitera-dahy. 9 Dia hoy Jehovah:
Ataovy Lô-amy[3] no anarany; fa

---

[1] Lô-rohama = Tsy namindrana fo. [2] *Na:* hofoanako avokoa ny ananany.
[3] Lô-amy = Tsy oloko.

hianareo tsy oloko, ary Izaho tsy ho
Andriamanitrareo.[1]

II. Kanefa, na dia izany aza, ny
isan' ny Zanak' Isiraely dia
ho betsaka toy ny fasika amy ny
ranomasina, izay tsy azo afatra sady
tsy tambo isaina; ary any amy ny
tany izay nilazana taminy hoe: Tsy
oloko hianareo, dia any no hanao-
vana aminy hoe: Zanak' Andria-
manitra velona hianareo.
2 Dia
hiara-mivory ny taranaky Joda sy
ny taranaky Isiraely ka hifidy anan-
kiray ho lohany izy, dia hiakatra
hiala amy ny tany; fa ho lehibe
ny androny Jezirela.
3 Manaova
amy ny rahalahinareo hoe: Amy,[2]
ary amy ny anabavinareo hoe:
Rohama.[3]

*Ny hamaizana ny Isiraely, sy ny mbola hampodiany Jehovah azy.*

4 MIFANDAHARA amin-dreni-
nareo, eny, mifandahara—
Fa izy tsy vadiko, ary Izaho
tsy vadiny—
Ary aoka hesoriny ny fijejoje-
joany hiala eo amy ny ta-
vany
Sy ny fijangajangany tsy ho
eo an-tratrany;
5 Fandrao hampihanjahanjaiko
izy
Ka hataoko toy ny tamy ny
andro nahaterahany,
Ary hataoko toy ny efitra sy
ny tany karankaina izy,
Eny, hataoko matin-ketaheta
izy.
6 Ary tsy hamindrako fo ny
zanany,
Satria zanaky ny fijangajan-
gana ireny.

7 Fa efa nijangajanga ny re-
niny, eny, ilay torontoro-
nina azy efa nanao izay
mahamenatra;
Fa hoy izy: Hanaraka ireo
lehilahiko hiany aho,
Izay manome ahy ny hanin-
kohaniko sy ny rano hoso-
troiko,
Sy ny volon' ondriko sy ny
rongoniko
Sy ny diloiloko ary ny fiso-
troko.
8 Koa, indro, hotampenako tsilo
ny làlanao
Sady hasiako fefy,
Ary tsy hahita izay làlan-
kalehany izy.
9 Ary hiezaka hanenjika ireo
lehilahiny izy, nefa tsy ha-
hatratra azy;
Eny, hitady ireo izy, nefa tsy
hahita;
Dia hanao hoe izy: Handeha
hody amy ny vadiko taloha
aho;
Fa niadana aho tamin' izay
noho ny ankehitriny.

10 Ary tsy fantany fa Izaho
no nanome azy ny vary
sy ny ranom-boaloboka
sy ny diloilo,
Sady nataoko be ny volafotsiny
sy ny volamenany,
Izay nolaniny ho any[4] Bala.
11 Koa dia halaiko indray ny
variko amy ny andro-
ny
Sy ny ranom-boaloboko amy
ny taonany,
Ary hesoriko ny volon' on-
driko sy ny rongoniko,
Izay nomena hasarony ny
fitanjahany.
12 Ary ankehitriny hasehoko eo
imason' ireo lehilahiny ny
fahamenarany,
Ka tsy hisy hahafaka azy amy
ny tànako.
13 Ary hatsahatro ny fifaliany
rehetra,
Dia ny andro firavoravoany

[1] *Heb.* tsy ho anareo.
[2] Amy = Oloko.
[3] Rohama = Namindrana fo.
[4] *Na:* nataony ho.

sy ny voaloham-bolany ary
ny Sabatany,
Eny, ny fotoam-pivavahany re-
hetra.
14 Ary hofongorako ny voalo-
bony sy ny aviaviny,
Izay nataony hoe: Tangiko
avy tamin' ireo lehilahiko
ireto;
Ary hataoko ho tonga ala
ireny
Ka hohanin' ny bibi-dia.
15 Ary hovaliako izy noho ny
andron' ireo Bala,
Izay efa nandoroany ditin-
kazo manitra
Sady niravahany ny kaviny
sy ny firavany,
Ka nanaraka ireo lehilahiny
izy;
Fa Izaho kosa nohadinoiny,
hoy Jehovah.

16 Koa, indro, Izaho dia hi-
taona azy
Ka hitondra azy ho any an-
efitra
Ary hanao teny malefaka
hahafinaritra azy.
17 Ary hatrany dia homeko azy
ny tanimboalobony
Sy ny lohasaha Akora ho vara-
varam-panantenana;
Ary any no hamaliany[1] toy
ny tamy ny andro fahata-
norany,
Dia toy ny tamy ny andro
niakarany avy tany amy ny
tany Egypta.
18 Ary raha mby amin' izany
andro izany, hoy Jehovah,
Dia hataonao hoe Aho Vadiko,
Fa tsy hataonao intsony hoe
Balako.[2]
19 Fa hesoriko amy ny vavany
ny anaran' ireo Bala,
Ka tsy hotsarovana amy ny
anarany intsony ireo.
20 Ary raha mby amin' izany
andro izany, Izaho dia hanao
fanekena ho azy amy ny
bibi-dia
Sy amy ny voro-manidina
Ary amy ny biby mandady sy
mikisaka amy ny tany;
Ary hotapatapahiko tsy hisy
amy ny tany intsony ny
tsipìka sy ny sabatra ary
ny fiadiana,
Dia hataoko mandry fahizay
izy;
21 Ary hofofoiko ho vadiko man-
drakizay hianao,
Eny, hofofoiko ho vadiko amy
ny rariny sy ny hitsiny
Ary amy ny fitiavana sy ny
indrafo hianao;
22 Eny, hofofoiko ho vadiko amy
ny fahamarinana hianao,
Ka dia hahalala any Jehovah.

23 Ary amin' izany andro izany
dia hihaino[3] Aho, hoy
Jehovah,
Eny, hihaino[3] ny lanitra Aho,
Ary izy kosa hihaino[3] ny
tany;
24 Ary ny tany kosa hihaino[3] ny
vary sy ny ranom-boaloboka
ary ny diloilo;
Ary ireo kosa dia hihaino[3]
any Jezirela.
25 Dia hafafiko ho Ahy amy ny
tany izy;
Ary hamindra fo aminy Lô-
rohama[4] Aho
Sady hanao aminy Lô-amỳ[5]
hoe: Oloko hianao;
Ary izy kosa hanao hoe: An-
driamanitro Hianao.

*Ny amy ny vehivavy janga ananki-
ray, izay natao tandindon' ny
Isiraely.*

III. DIA hoy Jehovah tamiko:
Mandehana indray, tiava
vehivavy izay tian' ny vadiny nefa[6]
mijangajanja, dia tahaka ny fitia-

[1] *Na:* hihirany. [2] Balako = Tompoko. [3] *Na:* hamaly.
[4] *Izahao* i. 6. [5] *Izahao* i. 9. [6] *Na:* tian' ny sakaizany sady.

vany Jehovah ny Zanak' Isiraely,
nefa ireo kosa dia mihodina ho amin'
izay andriamani-kafa sady tia am-
pempam-boaloboka. 2 Ka dia novi-
diko sekely volafotsy dimy amby ny
folo sy vary hordea homera iray sy
tapany izy. 3 Ary hoy izaho tami-
ny: Andro maro no hitoeranao mian-
dry ahy; fa tsy havela hijangajanga
na hanambady olon-kafa hianao;
ary izaho koa dia ho toy izany
aminao.
4 Fa andro maro no hitoeran' ny
Zanak' Isiraely tsy hanana mpan-
jaka, na mpanapaka, na fanatitra,
na tsangam-bato, na efoda, na tera-
fima. 5 Rehefa afaka izany, dia
hiverina ny Zanak' Isiraely ka hi-
tady any Jehovah Andriamaniny sy
Davida mpanjakany; ary handeha
amin-kovitra hanatona any Jehovah
sy ny fahasoavany izy, raha mby
any am-parany.

*Ny fananarana ny Isiraely noho ny helony.*

IV. MIHAINOA ny teniny Jehovah, hianareo Zanak' Isiraely!
Fa Jehovah manana ady amy ny mponina amy ny tany,
Satria tsy misy fahamarinana, na fitiavana, na fahalalana an' Andriamanitra eo amy ny tany,
2 Fa fianianana sy lainga sy vonoana
Sy halatra sy fijangajangana kosa,
Eny, manao an-keriny izy [1] ka mifanontona ny fandatsahan-dra.
3 Ary noho izany dia mitomany ny tany,
Ary reraka izay rehetra mitoetra ao aminy,
Dia [2] ny bibi-dia sy ny voromanidina;
Eny, na dia ny hazandrano any anaty ranomasina aza dia ringana koa.

4 Kanefa aza misy mandahatra, na mananatra;
Fa ny oloko dia efa tahaka ny mifanditra amy ny mpisorona.
5 Ka dia ho tafintohina antoandro hianao,
Ary ny mpaminany hiara-tafintohina aminao koa amy ny alina,
Ary hovonoiko ny reninao.
6 Ringana ny oloko noho ny tsi-fisian' ny fahalalana.
Satria hianao efa nandà ny fahalalana, dia mba holaviko kosa tsy ho mpisoroko intsony;
Ary efa nanadino ny lalàn' Andriamanitrao hianao, ka dia mba hohadinoiko kosa ny zanakao.
7 Araka ny nitomboany no nanotany tamiko,
Ka dia hampodiko ho henatra kosa ny voninahiny.
8 Ny fanatitra noho ny ota izay aterin' ny oloko dia haniny,
Ka satriny hiany ny ho diso ireny.
9 Ary ho sahala hiany ny hanjo ny olona sy ny mpisorona;
Dia hovaliako izy noho ny làlany,
Ary ny ataony dia hatsingeriko aminy.
10 Ka dia hihinana izy, nefa tsy ho voky,
Hijangajanga izy, nefa tsy hihabetsaka,
Satria Jehovah efa tsy nahoany intsony.

11 Fijangajangana sy divay ary ranom-boaloboka
No mahalasa ny saina.

---

[1] *Na:* Fa ny fianianana sy ny lainga sy ny vonoana sy ny halatra ary ny fijangajangana no mihabetsaka. [2] *Na:* Mbamy.

12 Ny oloko dia mila saina amy ny tapa-kazony,
Ary ny tehiny no manambara aminy;
Fa ny fanahim-pijangajangana no nampania azy,
Ary lasan-ko janga izy ka tsy manaiky an' Andriamaniny.
13 Eny an-tampon' ny tendrombohitra no amonoany zavatra hatao fanatitra,
Ary eny amy ny havoana no andoroany ditin-kazo manitra,
Dia eny ambanin' ny hazo ôka sy ny popola ary ny terebinta,
Satria tsara alokaloka ireny;
Koa izany no ijejojejoan' ny zanakavavinareo sy ijangajangan' ny vinantovavinareo.
14 Tsy hamaly ny zanakavavinareo Aho, raha mijejojejo izy,
Na ny vinantovavinareo, raha mijangajanga izy;
Fa ny tenanareo [1] aza dia miavaka hankamy ny mpijangajanga
Sady mamono zavatra hatao fanatitra miaraka amin' ireo vehivavy mpanolo-tena hijangajanga ho fanompoantsampy,
Ka dia ho lavo ny firenena tsy misaina.

15 Na dia mijangajanga aza hianao, ry Isiraely,
Aoka ny Joda tsy mba hanota;
Ary aza mankany Gilgala na miakatra any Betavena hianareo;
Ary aza mianiana hoe: Raha velona koa Jehovah!
16 Fa ny Isiraely dia maditra toy ny vantotr' ombivavy maditra;
Ankehitriny dia handrasany Jehovah toy ny zanak' ondry eny amy ny malalaka izy.
17 Tafaraikitra amy ny sampy Efraima;
Aoka izy ho eo.
18 Efa lefy ny divainy;
Mahery mijangajanga izy; [2]
Fatra-pitia henatra ireo mpanapaka azy. [3]
19 Voapaoky ny elatry ny rivotra izy
Ka ho menatra noho ny zavatra novonoiny hatao fanatitra.

V. Henoinareo izao, ry mpisorona,
Ary mandrenesa, ry taranaky Isiraely;
Ary atongilano ny sofinareo, ry mpianakavin' ny mpanjaka;
Fa hianareo no hiharan' ny fitsarana,
Satria tonga fandrika ao Mizpa hianareo
Sy fandrika harato voavelatra ao Tabara.
2 Ny mpivadika dia fatra-pamono; [4]
Fa Izaho kosa famaizana azy rehetra.
3 Izaho mahalala any Efraima,
Ary Isiraely tsy takona amiko;
Ankehitriny dia tonga mpijangajanga hianao, ry Efraima,
Voaloto Isiraely.
4 Tsy avelan' ny ataony hiverina [5] amin' Andriamanitra izy;
Fa ny fanahim-pijangajangana no ao anatiny,
Ary Jehovah tsy fantany.
5 Ary ny avonavony [6] Isiraely dia vavolombelona manameloka azy;

[1] *Heb.* ireny. [2] *Na:* Rehefa mitsahatra ny fibobohany, dia mahery mijangajanga izy.
[3] *Heb.* ampingany. [4] *Na:* fatra-panao ratsy.
[5] *Na:* Tsy mety manao izay hiverenany. [6] *Na:* ny Reharehany.

Ary Isiraely, indrindra fa Efraima, ho lavon-keloka;
Joda hiara-davo aminy koa.
6 Hitondra ny ombiny amanondriny izy ka handeha hitady any Jehovah,
Nefa tsy hahita Azy;
Jehovah efa niala taminy.
7 Nivadika taminy Jehovah izy,
Fa niteraka zaza sary;
Ankehitriny dia ho levon' ny voaloham-bolana izy mbamy ny zara-lovany.

8 Tsofy ao Gibea ny anjomara
Ary ny trompetra ao Rama!
Miantsoa mafy ao Betavena!
Inay! misy manenjika anao, ry Benjamina!
9 Ho lao Efraima, raha mby amy ny andro fanamelohana;
Izay tsy maintsy ho to no nambarako tao amy ny fireneny Isiraely.
10 Ny mpanapaka ny Joda dia efa tonga toy izay mamindra fari-tany,
Ka dia ireo no hampidinako ny fahatezerako toy ny fampidina rano.
11 Ampahorina Efraima sady voatorotoron' ny fitsarana,
Satria ninia nanaraka didin' *olombelona* izy.
12 Koa aminy Efraima dia tahaka ny kalalao Aho
Ary amy ny taranaky Joda dia toy ny fositra.[1]
13 Rehefa hitany Efraima ny aretiny,
Ary Joda ny feriny,
Dia nankany amy ny Asyriana Efraima,
Eny, naniraka ho any aminy Jareba [2] mpanjaka izy;
Nefa izy tsy mahasitrana anareo,
Na mampanaritra ny ferinareo.
14 Fa aminy Efraima dia tahaka ny liona Aho,
Ary amy ny taranaky Joda dia tahaka ny liona tanora:
Izaho dia Izaho no mamiravira, dia lasa mandeha;
Mahalasa Aho, ka tsy misy mahavonjy.

15 Handeha hody any amy ny fitoerako Aho
Ambara-piaikiny ny helony
Sy hitadiavany ny tavako.
Rehefa azom-pahoriana izy, dia hitady Ahy fatratra.

VI. Andeha hiverina ho aminy Jehovah isika;
Fa Izy no namiravira, ary Izy hiany no hahasitrana antsika;
Izy no namely, ary Izy no hamehy ny ferintsika.
2 Rehefa afaka indroa andro, dia hovelominy indray isika;
Ary amy ny andro fahatelo, dia hatsangany ho velona eo anatrehany isika.
3 Dia aoka hahalala, eny, aoka hiezaka hahalala any Jehovah isika;
Mahatoky toy ny maraina ny fiposahany,
Fa ho avy amintsika toy ny ranonorana mivatravatra Izy,
Sy toy ny fara-orana izay mahavonto ny tany.

4 Inona re no ho azoko atao aminao, ry Efraima?
Inona re no ho azoko atao aminao, ry Joda?
Fa toy ny rahona maraina ny fitiavanareo
Sy tahaka ny ando izay levona, raha vao maraina ny andro.
5 Ary noho izany ny mpaminany no nentiko nikapa azy,

---

[1] *Na:* momoka.

[2] Jareba = Mpandahatra, *na* Mpiady.

Ny tenin' ny vavako no nentiko namono azy;
Ary ny fitsarana anao dia hiposaka toy ny mazava.
6 Fa famindrampo no sitrako, fa tsy fanatitra alatsa-dra,
Ary fahalalana an' Andriamanitra noho ny fanatitra odorana.
7 Fa ireny dia nivadika ny fanekena tahaka any Adama,
Tao no nivadihany nahafoizany Ahy.
8 Gileada dia tanànan' ny mpanao ratsy
Sady voaloton' ny ra.
9 Ary toy ny fanotriky ny jiolahy no fikamban' ny mpisorona:
Mamono eny an-dàlambe mankany Sekema izy,
Eny, efa nanao fahavetavetana koa izy.
10 Tao amy ny taranaky Isiraely no nahitako zavatra mahatsiravina:
Ao ny fijangajangany Efraima, voaloto Isiraely.
11 Ny aminao, ry Joda, dia voatendry koa ny andro hijinjana anao,
Rehefa ampodiko avy amy ny fahababoana ny oloko.

VII. Raha ta-hanasitrana ny Isiraely Aho,
Dia miseho ny heloky Efraima sy ny faharatsiany Samaria,
Fa manao fitaka izy;
Miditra ny mpangalatra,
Ary ny jiolahy manao andiany dia mandehandeha eny ivelany.
2 Ary tsy heveriny ao am-po[1] fa tsarovako ny faharatsiany rehetra;
Ankehitriny dia gejan' ny nataony izy,
Efa tonga eo anatrehako izany.
3 Amy ny faharatsiany no ampifaliany ny mpanjaka,
Ary amy ny laingany ny mpanapaka.
4 Samy mpaka vadin' olona avokoa izy rehetra
Ka toy ny fatana voafanan' ny mpanendy mofo,
Izay mitsahatra tsy misorona afo
Hatramy ny ametafetany ny koba ka ambara-pitombony.
5 Tamy ny andron' ny mpanjakantsika dia nankarary tena tamy ny fanafanan' ny herin' ny divay ny mpanapaka;
Nifandray tànana tamy ny mpaniratsira ny mpanjaka.
6 Fa entin' ireo ho ao am-panotrehana ny fony, toy ny ho ao amy ny fatana;
Mandritra ny alina dia matory hiany ny mpanendy azy,
Ary nony maraina dia toy ny lelafo mirehitra ny fatana.
7 Samy mahamay toy ny fatana izy rehetra
Ka mandevona ny andriambaventiny;
Efa lavo avokoa ny mpanjakany,
Tsy misy miantso Ahy izy rehetra.

8 Efraima dia miharoharo amin' ireo firenena;
Efraima dia efa tonga ampempa tsy voavadika.
9 Lanin' ny vahiny ny heriny,
Nefa tsy fantany akory izany;
Eny, efa mipi-bolo hiany izy,
Saingy tsy fantany.
10 Ary ny avonavony[2] Isiraely dia vavolombelona manameloka àzy;
Nefa, na dia izany rehetra izany aza, dia tsy miverina

[1] *Heb.* ataony hoe.

[2] *Na:* ny Reharehany.

aminy Jehovah Andriamaniny hiany izy, na mitady Azy.
11 Ary Efraima dia efa tonga tahaka ny voromailala adaladala tsy manan-tsaina;
Efa miantso any Egypta izy ary efa mankany Asyria.
12 Raha vao mandeha izy, dia hovelariko aminy ny fandrika haratoko,
Ka hampidiniko ao toy ny voro-manidina izy;
Hofaizako izy araka izay efa nambara tamy ny fiangonany.

13 Lozan' ireny! satria nandositra Ahy izy,
Haringana izy! satria niodina tamiko;
Izaho ta-hanavotra azy,
Fa izy kosa—dia lainga no entiny milaza Ahy.
14 Ary tsy mitaraina amiko ao am-pony izy,
Fa midradradradra foana ao am-pandriany;
Mitangorona hitady vary sy ranom-boaloboka izy,
Dia miodina miala amiko.
15 Ary Izaho no nampianatra sy nanatanjaka ny sandriny,
Nefa izy kosa dia misaintsaindratsy Ahy.
16 Miverina hiany izy, nefa tsy ho amy ny Avo;
Tonga tahaka ny tsipìka manjiona izy;
Ho lavon-tsabatra ny mpanapaka azy
Noho ny firehitry ny lelany;
Izany no ho latsany any amy ny tany Egypta.

*Ny loza hanjo ny Isiraely noho ny nivadihany.*

VIII. ATAOVY eo am-bavanao [1] ny anjomara!
Fa hisy toy ny voromahery hipaoka ny tranony Jehovah,
Satria efa nivadika ny fanekeko
Sy nandika ny lalàko ireo.
2 Izaho dia hitarainany hoe:
Andriamanitro ô, izahay Isiraely mahalala Anao.

3 Ataon' ny Isiraely ho zavatra maharikoriko ny soa;
Ny fahavalo no hanenjika azy.
4 Ireny dia nanangana mpanjaka, nefa tsy avy tamiko;
Nifidy mpanapaka izy, nefa tsy fantatro;
Ny volafotsiny sy ny volamenany no nataony sampiny
Mba hamongorana azy.
5 Maharikoriko [2] ilay ombilahy kelinao, ry Samaria;
Mirehitra aminareo [3] ny fahatezerako;
Mandra-pahoviana no tsy ho tohanareo [4] ny fahadiovana?
6 Fa avy tamy ny Isiraely koa izany;
Ny mpiasa no nanao azy, ka dia tsy Andriamanitra izy,
Fa ho torotoro ilay ombilahy keliny Samaria.

7 Fa rivotra no nafafiny,
Ary tadio no hojinjany;
Tsy misy vary mitsangana,
Ny salohiny tsy hisy ventiny;
Ary raha tàhiny hisy aza, dia ny olona hafa firenena no hihinana azy.
8 Voatelina Isiraely;
Ankehitriny dia efa tonga tahaka ny fanaka tsy mahafinaritra izy any amy ny jentilisa.
9 Fa niakatra ho any Asyria izy
Toy ny boriki-dia mandeha irery;

---

[1] *Heb.* lanilaninao.
[2] *Na:* Ataony ho zava-maharikoriko.
[3] *Heb.* aminy.
[4] *Heb.* tohany.

Efraima dia nanangy ireo lehilahiny.[1]
10 Ary na dia nanangy tany amy ny jentilisa aza izy,
Dia hovoriko ankehitriny;
Ary hihavitsy izy noho ny entan' ny mpanjakan' ireo mpanapaka.

11 Fa Efraima nanao alitara maro hanotana,—
Eny, efa nahazo alitara hanotana izy.
12 Na dia soratako ho azy ny teny betsaka amy ny lalàko aza,
Dia ataony ho toy ny zavatra tsy izy izany.
13 Mamono zavatra hatao fanatitra ho Ahy izy,
Eny, mihinana ny henan' izany,
Nefa tsy sitraky Jehovah izany;
Ankehitriny dia hotsarovany ny fahotany,
Ary hovaliany ny helony;
Eny, izy ireny dia hiverina ho any Egypta.
14 Efa nanadino ny Mpanao azy Isiraely
Ka nanorina trano vaventy,
Ary Joda nanamaro tanàna mimanda;
Fa haterako afo ao an-tanànany,
Ka holevonin' izany ny trano vaventiny.

IX. Aza dia fatra-pifaly loatra, toy ny firenena hafa, ry Isiraely;
Fa hianao efa nijangajanga niala tamin' Andriamanitrao
Sady efa tia tangy teny ampamoloana rehetra;
2 Ny famoloana sy ny fanantazana tsy hahavelona azy,
Ary hahadiso fanantenana azy ny ranom-boaloboka.
3 Tsy honina ao amy ny taniny Jehovah izy;
Fa Efraima hiverina ho any Egypta
Ary hihinana zava-padina any Asyria.
4 Tsy hanidina divay ho fanatitra ho any Jehovah izy, ary tsy hankasitrahany,
Ny zavatra vonoiny hatao fanatitra dia ho toy ny fahan-kanina ho any ny mpisaona aminy:
Izay rehetra homana izany dia voaloto;
Fa ny haniny dia ho any ny tenany hiany, fa tsy ho tafiditra ao an-tranony Jehovah.
5 Hanao ahoana kosa re hianareo, raha mby amy ny fotoam-pivavahana
Sy amy ny andro firavoravoana voatendriny Jehovah?
6 Fa he! lasa izy noho[2] ny fandringanana;
Egypta no hanangona azy,
Memfisa no handevina azy;
Ny fana-bolafotsiny mahafinaritra dia ho lasan' ny amiana,
Tsilo no ho ao an-dainy.

7 Tonga ireo andro famaliana;
Tonga ireo andro fanodiavana—
Ho fantatry Isiraely fa adala ny mpaminany,
Ary very saina ny olona tsindriam-panahy—
Noho ny hamaroan' ny helokao
Sy ny habetsahan' ny fanoherana.
8 Efraima dia mizaha, nefa tsy avy amin' Andriamanitro;[3]
Ny mpaminany dia fandriky ny mpamandri-borona eny amy ny alehany rehetra

[1] *Heb.* fitiavany.
[2] *Na:* miala amy.
[3] *Na:* Efraima dia tily tao amin' Andriamanitro.

Sy fanoherana ao an-tranon' Andriamaniny.
9 Fatra-panao ratsy toy ny tamy ny andro tany Gibea izy;
Ka dia hotsarovana ny helony,
Ary hovaliana ny fahotany.

10 Tahaka ny fahitana voaloboka any an-efitra no nahitako ny Isiraely,
Toy ny fahitana aviavy mialintaona no nahitako ny razanareo;
Nefa ireny dia tonga tany Bala-peora ka nanclo-tena ho amin' ilay mampahamenatra,
Ka dia tonga fahavetavetana tahaka an' ilay tiany hiany izy.
11 Ny aminy Efraima,
Hihelina toy ny voro-manidina ny voninahiny,
Ka tsy hisy hiteraka, na hanan-anaka, na ho torontoronina.
12 Na dia misy mitaiza zanaka aza izy, dia hofoanako hiany ireny,
Ka tsy hisy miangana;
Eny, hahita loza koa izy amy ny handaozako azy!
13 Efraima, raha araka ny hitako, dia voavoly ao amy ny tany mahafinaritra tahaka any Tyro,[1]
Nefa tsy maintsy mamoaka ny zanany ho amy ny mpamono izy.
14 Jehovah ô, omeo azy—
Inona no homenao azy?
Omeo azy ny kibo tsy mahazo zaza[2] sy ny nono ritra.

15 Ao Gilgala ny fahotany rehetra,
Eny, tao no vao nankahalako azy;
Noho ny faharatsian' ny ataony dia horoahiko hiala ao an-tranoko izy;
Tsy ho tia azy intsony Aho,
Mpiodina avokoa ny mpanapaka azy.
16 Voaratra Efraima,
Maina ny fakany, ka tsy hamoa izy;
Eny, na dia miteraka aza izy,
Dia hovonoiko ny zanany mahafinaritra azy.
17 Harian' Andriamanitra izy,
Satria tsy nihaino Azy;
Ka dia ho tonga mpirenireny any amy ny jentilisa izy.

X. Voaloboka misandrahaka Isiraely,
Mamoa ho azy izy;
Araka ny habetsahan' ny voany no nanaovany alitara betsaka,
Araka ny hatsaran' ny taniny no nanaovany tsangam-baton-tsampy tsara tarehy.
2 Mamitaka[3] ny fony, koa dia hovaliana izy izao noho ny helony;
Jehovah no hanimba ny alitarany sy handrava ny tsangam-baton-tsampiny.
3 Amin' izany dia hiteny izy hoe: Tsy mana-mpanjaka isika;
Fa tsy natahorantsika Jehovah,
Koa hahavita inona ho antsika moa izay mpanjaka?
4 Niteniteny foana izy tamy ny nianianany tsy to sy ny nanaovany fanekena;
Ka nitrebona toy ny zavamangidy eny am-bavasa eny an-tsaha ny rariny.

5 Ny mponina any Samaria matahotra noho ny amy ny ombivavy kely ao Betavena;

---

[1] *Na:* araka ny nahitako azy hatrany Tyro, dia voavoly, etc. [2] *Na:* momba.
[3] *Heb.* Malambolambo.

Fa ny olony mitomany azy,
Ary ny mpisorony mangovitra noho ny aminy,
Dia noho ny amy ny voninahiny, fa lasan-ko babo izany.
6 Iny koa ho entina any Asyria
Ho fanomezana ho any Jareba[1] mpanjaka;
Ho afa-baraka Efraima,
Eny, hangaihay Isiraely noho ny saina nataony.
7 Ho rava Samaria,
Ny mpanjakany dia ho tonga toy ny sombin-javatra eny ambonin' ny rano.
8 Ary ho rava koa ny fitoerana avo ao Avena, izay anotany Isiraely;
Ho rakotry ny tsilo sy ny ahitra ratsy ny alitarany;
Ary izy hanao amy ny tendrombohitra hoe: Saròny izahay,
Ary amy ny havoana hoe: Mianjerà aminay.

9 Hatramy ny andro fony tany Gibea no efa nanotanao, ry Isiraely;
Nikikitra tany izy;
Tsy nahatratra azy tany Gibea ny ady namelezana ny zanaky ny faharatsiana.
10 Araka ny sitrako no hamaizako azy;
Ary hovorina hamely azy ny firenena,
Amy ny hamatorana azy noho ny helony roa loha.
11 Ary Efraima dia tahaka ny ombivavy kely efa voafolaka
Ka faly hively vary;
Ary hasiako zioga[2] ny vozony tsara tarehy;
Hampandehaniko Efraima;
Joda hiasa tany,
Ary Jakoba handravona.

12 Mamafaza ho anareo araka ny fahamarinana,
Mijinjà araka ny fitiavana,
Hevoy ny tombam-borakareo;[3]
Fa izao no andro hitadiavana any Jehovah
Ambara-pihaviny sy handatsahany fahamarinana aminareo.[4]
13 Niasa faharatsiana hianareo,
Ka fahadisoana no nojinjanareo;
Nihinana ny vokatry ny lainga hianareo,
Fa nitoky tamy ny alehanareo[5]
Sy ny habetsahan' ny lehilahy maherinareo[5] hianareo.[5]
14 Dia hisy tabataba hamelezana ny olonareo,[5]
Ka horavana ny tanànanareo[5] mimanda rehetra,
Toy ny nandravany Salmana any Bet-arbela tamy ny andro niadiana,
Ka torotoro avokoa ny reniny mbamy ny zanany.
15 Toy izany no hataony Betela[6] aminareo,
Noho ny haben' ny faharatsianareo;
Raha maraina ny andro, dia ho levona mibitsy ny mpanjakan' ny Isiraely.

*Ny hamindrany Jehovah fo amy ny Isiraely, na dia be aza ny helony.*

XI. FONY mbola zaza Isiraely, dia tiako izy,
Ary nantsoiko hiala tany Egypta ny zanako.
2 Nony nisy niantso azy, dia vao mainka nandositra ireny izy;
Ho an' ireo Bala kosa no amo-

---

[1] *Izahao* v. 13. [2] *Heb.* hihoarako. [3] *Na:* Miasà tany vaovao ho anareo. [4] *Na:* hampianarany anareo ny fahamarinana. [5] *Heb.* alehanao, maherinao, hianao, olonao, tanànanao. [6] *Na:* Toy izany no hatao aminareo, ry Betela.

noany zavatra hatao fanatitra,
Ary ho any ny sarin-javatra voasokitra no andoroany ditin-kazo manitra.
3 Fa Izaho no nampianatra any Efraima handeha—
Eny, notrotroiko tamy ny sandriko [1] aza izy—
Nefa tsy fantany fa Izaho no nahasitrana azy.
4 Tamy ny kofehy fitarihana olona no nitarihako azy, dia tamy ny mahazakan' ny fitiavana;
Ary efa toy izay manainga ny fehim-bava [2] eo ambonin' ny valanoranony Aho
Ka nanolo-kanina azy tsimoramora.
5 Tsy hiverina ho any amy ny tany Egypta izy,
Fa Asyria no ho mpanjakany,
Satria tsy nety nibebaka izy.
6 Ary noho ny fisainany dia hisy sabatra hantsodina ao an-tanànany
Ka handrava sy handevona ny hidiny.
7 Minia miodina amiko ny oloko;
Ary na dia antsoiny ho amy ny Avo aza izy,
Samy tsy mety miainga akory.

8 Hataoko ahoana e no fahafoy anao, ry Efraima,
Na ho fanolotra anao, ry Isiraely!
Hataoko ahoana e no fanao anao ho tahaka any Adma!
Hataoko ahoana e no fametraka anao ho tahaka any Zeboima!
Onena ny foko,
Mafy loatra ny alaheloko.
9 Tsy hanontolo fo Aho,
Na handringana any Efraima intsony;
Fa Andriamanitra Aho, fa tsy olona,
Dia ny Iray Masina ao aminao,
Ka dia tsy ho avy amim-pahatezerana mirehitra [3] Aho.

10 Harahin' ireny Jehovah,
Hierona toy ny liona Izy;
Eny, Izy no hierona, dia hanatona amin-kovitra avy any andrefana ny zanaka.
11 Hanatona amin-kovitra avy any Egypta toy ny voronkely izy,
Ary avy any amy ny tany Asyria toy ny voromailala;
Ka dia hampitoeriko ao antranony izy, hoy Jehovah.

*Fananarana ny Isiraely noho ny helony.*

XII. EFRAIMA manodidina Ahy amy ny lainga,
Ary ny taranaky Isiraely amy ny fitaka;
Ary Joda mbola mikarenjy tsy manatona an' Andriamanitra,
Dia ny Iray Masina sy Mahatoky.
2 Efraima homan-drivotra sady manenjika ny rivotra avy any atsinanana,
Mandritra ny andro dia ataony betsaka ny lainga sy ny fandozana;
Manao fanekena amy ny Asyriana izy,
Ary diloilo no entina ho any Egypta.
3 Manana ady aminy Joda koa Jehovah
Ary tsy maintsy mamaly any Jakoba araka ny alehany,
Ka hatsingeriny aminy ny nataony.

4 Fony mbola tany am-bohoka dia nihazona ny

[1] *Heb.* notrotroiny tamy ny sandriny. [2] *Heb.* zioga.
[3] *Na:* tsy hiditra ao an-tanàna Aho.

ombelahin-tongotry ny rahalahiny izy,
Ary rehefa lehibe izy, dia nitolona tamin' Andriamanitra;
5 Eny, nitolona tamin' Ilay Anjely izy ka nahery;
Nitomany izy sady nifona taminy;
Nahita azy tao Betela Izy, ary tao no niresahany tamintsika;
6 Jehovah, Andriamanitry ny maro,—
Jehovah no hahatsiarovana Azy.
7 Koa miverena amin' Andriamanitrao hianao;
Tandremo ny famindrampo sy ny rariny,
Ary miandrasa an' Andriamanitrao mandrakariva.

8 Kanana[1]—eny an-tànany misy mizana miangatra,
Ny manambaka no tiany.
9 Fa hoy Efraima: Fihariankarena hiany no efa nataoko,
Nahazo fananana aho;
Ny asako rehetra tsy misy hahatonga fahotana na heloka amiko.
10 Nefa Izaho no Jehovah Andriamanitrao
Hatrany amy ny tany Egypta;
Ary mbola hampitoetra anao an-day indray Aho
Tahaka ny tamy ny fotoampivavahana.
11 Efa niteny tamy ny mpaminany koa Aho,
Sady Izaho no nahabetsaka ny fahitana,
Ary ny mpaminany dia nampilazaiko ohatra.
12 Raha tena heloka Gileada,
Dia ho tonga zava-poana tokoa izy;
Tany Gilgala no namonoany omby betsaka ho fanatitra,
Koa ny alitarany dia ho toy ny korontam-bato eny ambavasa any an-tsaha.

13 Jakoba nandositra ho any amy ny tany Syria,
Isiraely nanompo hahazoany vady,
Eny, ny hahazoany vady no niandrasany *ondry amanosy.*
14 Mpaminany no nentiny Jehovah nitondra ny Isiraely nivoaka avy tany Egypta,
Ary mpaminany koa no nentina niahy azy.
15 Nanao izay nahatezitra indrindra Efraima,
Ka dia havelan' ny Tompony ho eo aminy ny rany,
Ary hatsingeriny aminy ny vava ratsy nataony.

*Ny loza nanjo ny Isiraely noho ny fahotany.*

XIII. RAHA niteny Efraima, dia nampangorohoro,
Ka nisandratra tao amy ny Isiraely izy;
Dia nanota ny aminy Bala izy ka maty.
2 Ary ankehitriny dia mandroso manota izy,
Fa ny volafotsiny no anaovany sarin-javatra an-idina ho azy,
Dia sampy araka ny fahaizany,
Izay asan' ny mpiasa avokoa;
Ireny dia lazainy hoe: Aoka hanoroka ny ombilahy kely izay olona mamono zavatra hatao fanatitra.
3 Koa ho toy ny rahona maraina izy
Sy ho toy ny ando izay levona, raha mbola maraina ny andro,
Sy ho toy ny akofa izay pao-

[1] *Na:* Mpandranto izy.

hin' ny rivotra hiala amy ny famoloana,
Ary ho toy ny setroka avy amy ny varavarana makarakara.

4 Fa Izaho no Jehovah Andriamanitrao hatrany amy ny tany Egypta,
Ary tsy mahalala Andriamanitra afa-tsy Izaho hianao,
Sady tsy misy mpamonjy afatsy Izaho.
5 Izaho dia nahalala anao tany an-efitra,
Dia tany amy ny tany mampangetaheta.
6 Araka ny ahitra teny aminy no nahavoky azy;
Eny, voky izy, ka niavonavona ny fony;
Koa izany no nanadinoany Ahy.

7 Ka dia tonga toy ny liona aminy Aho,
Toy ny leoparda amoron-dàlana no famitsako.
8 Mamely azy toy ny famelin' ny bera very anaka Aho,
Ka mandriatra ny sarompony,
Eny, any no andrapahako azy toy ny fandrapaky ny liombavy;
Ny bibi-dia no hamiravira azy

9 Izao no maharingana anao, ry Isiraely ô:
Manohitra Ahy Izay famonjena anao hianao.
10 Aiza ary izay mpanjakanao,
Mba hamonjy anao ao antanànanao rehetra?
Ary aiza ireo andriambaventinao, izay nantsoinao hoe:
Omeo mpanjaka sy mpanapaka aho?
11 Nomeko mpanjaka hianao tamy ny fahatezerako,
Ary nesoriko izy tamy ny fahavinirako.

12 Voafehy ny heloky Efraima,
Voatahiry ny fahotany.
13 Fanaintainana tahaka ny vehivavy raha miteraka no mahazo azy;
Zazalahy tsy hendry izy,
Fa raha tonga ny fotoana, dia tsy mba mandroso ho eo amy ny fiterahan-jaza izy.

14 Havotako tsy ho azon' ny herin' ny fiainan-tsi-hita[1] izy;
Hovonjeko ho afaka amy ny fahafatesana izy;
Ry fahafatesana ô, aiza ny aretina fandripahanao?
Ry fiainan-tsi-hita[1] ô, aiza ny fandringananao?
Afenina tsy ho hitan' ny masoko ny nenina.
15 Fa Efraima dia hahavokatra eo amy ny rahalahy;
Nefa ho avy ny rivotra avy any atsinanana,
Dia ny rivotry Jehovah miakatra avy any an-efitra,
Ka dia ho ritra ny loharanony,
Ary ho tankina ny fantsakany;
Hobaboina ny rakitra, dia ny fanaka tsara rehetra.
XIV. Hovaliana Samaria noho ny helony,
Fa niodina tamin' Andriamaniny izy;
Ho lavon-tsabatra izy,
Ny zanany madinika hotorotoroina,
Ary izay bevohoka eo aminy hotatahana.

*Ny hamindrany Jehovah fo amy ny Isiraely, rehefa mibebaka.*

2 RY Isiraely ô, miverena aminy Jehovah Andriamanitrao,

[1] *Heb.* Sheola.

Fa lavon-keloka hianao.
3 Mitondrà teny hianareo,
Eny, miverena aminy Jehovah, ka manaova aminy hoe:
Mamelà ny heloka rehetra,
Ary raiso izay tsara,
Ka dia haterinay[1] ho fanatitra[2] ny molotray.
4 Asyria tsy hamonjy anay,
Tsy hitaingin-tsoavaly izahay
Sady tsy hiteny amy ny asan' ny tànanay intsony hoe: Ry Andriamanitray ô;
Fa ao aminao no ahitan' ny kamboty famindrampo.

5 Hositraniko ny fiodinany,
Ho tia azy tsy vozonana Aho;
Fa efa niala taminy ny fahatezerako.
6 Ho tahaka ny ando Aho amy ny Isiraely;
Hamony tahaka ny lilia izy
Ary hamaka tahaka any Libanona.
7 Hisandrahaka ny rantsany,
Ho tahaka ny any ny hazo oliva ny hatsaran-tarehiny,
Ary ho tahaka ny any Libanona ny nanitra avy aminy.
8 Izay mipetraka ao ambanin' ny alokalony
Dia hampahavokatra vary indray,[3]
Ary haniry tahaka ny voaloboka izy;
Ny lazany ho tahaka ny any ny divay avy any Libanona.
9 Ry Efraima ô, hataoko[4] inona intsony izay sampy?
Izaho dia efa nihaino ka nitsinjo anao;[5]
Tahaka ny hazo kypreso maitso Aho,
Avy amiko no hahazoana ny vokatrao.

10 Iza no hendry mba hahafantatra izany zavatra izany,
Na manan-tsaina mba hahalala izany?
Fa mahitsy ny làlany Jehovah,
Ary ny marina no mizotra eny aminy;
Fa ny mpanota kosa dia tafintohina eny aminy.

---

# JOELA.

I. NY teniny Jehovah, izay tonga taminy Joela, zanaky Petoela.

*Filazana ny loza nanjo, ary fitarainana sy anatra noho izany.*

2 HENOY izao, ry anti-panahy!
Ary mandrenesa, hianareo mponina rehetra amy ny tany!
Moa mba efa nisy tamy ny andronareo
Na tamy ny andron' ny razanareo va izao?
3 Lazao amy ny zanakareo izao,
Ary aoka ny zanakareo hilaza amy ny zanany kosa,
Ary ny zanak' ireo kosa indray amy ny taranaka mandimby azy.
4 Izay sisan' ny kijeja[6] dia nohanin' ny koraika;
Ary izay sisan' ny koraika dia nohanin' ny valalavao;[7]

---

[1] *Heb.* haloanay. [2] *Heb.* vantotr' ombilahy. [3] *Na:* ho velombelominao indray toy ny vary izy. [4] *Na:* Efraima hanao hoe: Hataoko. [5] *Heb.* azy. [6] *Heb.* mpikiky. [7] *Heb.* mpilelaka.

Ary izay sisan' ny valalavao
dia nohanin' ny sompanga.[1]

5 Mifohaza, hianareo mpimamo, ka mitomania,
Eny, midradradradrà, hianareo mpisotro divay rehetra,
Noho ny ranom-boaloboka,
Satria tapaka tsy ho amy ny vavanareo izany.
6 Fa misy firenena mahery sady tsy hita isa miakatra hamely ny taniko;
Ny nifiny dia nifin-diona,
Ary ny vazany dia vazan' ny liom-bavy.
7 Nataony simba tokoa ny voaloboko,
Ary notapatapahiny ny aviaviko;
Nataony nakiky tokoa ireny ka nariany,
Eny, tonga fotsy ny rantsany.

8 Midradradradrà toy ny virijina misikin-damba fisaonana[2] noho ny amy ny vadin' ny fahatanorany.
9 Efa tapaka tsy ho ao amy ny tranony Jehovah ny fanatitra hohanina sy ny fanatitra aidina;
Mitomany ny mpisorona, mpanao fanompoam-pivavahana ho any Jehovah.
10 Mariry ny saha,
Misaona ny tany fambolena;
Fa simba ny vary,
Ritra ny ranom-boaloboka,
Mihena[3] ny diloilo.
11 Aoka ho menatra hianareo mpiasa tany;
Midradradradrà, hianareo mpamboatra tanimboaloboka,
Noho ny vary tritika sy ny vary hordea;
Fa majifa ny vokatry ny saha;
12 Maina ny voaloboka,
Malazo ny aviavy,
Ary malazo koa ny ampongabendanitra sy ny rofia[4] ary ny poma aza,
Dia ny hazo rehetra any an-tsaha;
Eny, malazo ny fifalian' ny zanak' olombelona.

13 Misikìna sy mitomania, hianareo mpisorona;
Midradradradrà, hianareo mpanao fanompoam-pivavahana eo amy ny alitara;
Andeha mandry amy ny lamba fisaonana mandritra ny alina,
Hianareo mpanao fanompoam-pivavahana ho an' Andriamanitro,
Fa tapaka tsy ho ao amy ny tranon' Andriamanitra
Ny fanatitra hohanina sy ny fanatitra aidina.
14 Manamasìna andro fifadiankanina, miantsoa fivoriana masina,
Angony ny loholona sy ny mponina rehetra amy ny tany
Ho ao an-tranony Jehovah Andriamanitrareo,
Koa andeha mitaraina aminy Jehovah.

15 Indrisy ny andro!
Fa efa antomotra ny androny Jehovah,
Ka tahaka ny loza tsy toha avy amy ny Tsitoha no fihaviny.
16 Moa tsy efa tapaka teo imasontsika va ny hanina,
Eny, ny fifaliana sy ny fahararavoravoana tsy ho ao an-tranon' Andriamanitsika?
17 Matimaso ao ambanin' ny baingan-tany ny vary nafafy,
Foana ny sompitra,
Mirodana ny trano fitehirizambary;
Fa nalazo ny vary.
18 Indrisy, ny fitoreon' ny biby!

[1] *Heb.* mpandany. [2] *Heb.* lamba malailay. [3] *Heb.* Malazo. [4] palma.

Very hevitra ny omby andiany,
Satria tsy misy ahitra ho azy;
Eny, na dia ny andian' ny ondry aman-osy aza dia mijaly noho ny heloka.
19 Jehovah ô, Hianao no itarainako,
Fa efa levon' ny afo ny kijana any an-efitra,
Ary nisy lelafo efa nandoro ny hazo rehetra any an-tsaha.
20 Na dia ny biby any an-tsaha aza dia mihanahana miandrandra Anao,
Satria ritra ny renirano,
Ary efa levon' ny afo ny kijana any an-efitra.

*Filazana ny loza hanjo, sy fiantsoana ny olona hibebaka.*

II. TSOFY ao Ziona ny anjomara!
Ary miantsoa mafy ao an-tendrombohitro masina!
Aoka hangovitra ny mponina rehetra amy ny tany;
Fa avy ny androny Jehovah,
Eny, efa antomotra izany,—
2 Dia andro maizina sy manjombona,
Andro mandrahona sy maizimpito,
Toy ny fahazavan' ny maraina miely manerana ny tendrombohitra,—
Dia firenena lehibe sy matanjaka,
Ka tsy nisy tahaka azy hatrizay hatrizay,
Sady tsy hisy tahaka azy intsony any aoriany
Hatramy ny taonan' ny taranaka fara mandimby.
3 Eo alohany misy afo mandevona,
Ary any aoriany misy lelafo mandoro;
Tahaka ny saha Edena ny tany eo alohany,
Fa ny any aoriany kosa dia tahaka ny efitra foana,—
Eny, tsy misy tsy azony.
4 Mitarehin-tsoavaly ny tarehiny;
Ary tahaka ny firiotry ny mpitaingin-tsoavaly no firiotrany.
5 Tahaka ny figorodon' ny kalesy any an-tampon' ny tendrombohitra no figorodon' ny fitsambikimbikiny,
Sy tahaka ny fipororotry ny lelafo eny amy ny haintanety,
Ary tahaka ny firenena mahery voalamina hiady.
6 Eo anoloany dia raiki-tahotra indrindra ny firenena;
Ny tarehy rehetra mivaloarika;[1]
7 Mitsarapaka tahaka ny lehilahy mahery izy
Ary mananika ny mànda tahaka ny mpiady,
Samy mandroso amin' izay hitsiny ka tsy vaky laharana;
8 Tsy mifanosika izy,
Fa samy mandroso amin' izay hitsiny;
Ary na dia miezaka mamaky ny sabatra aza izy, dia tsy voaratra.[2]
9 Mifamoivoy eran' ny tanàna izy,
Mihazakazaka eny amy ny mànda izy,
Mananika ny trano izy,
Miditra ao am-baravarankely toy ny mpangalatra izy.
10 Eo alohany dia mihorohoro ny tany,
Ary mihozongozona ny lanitra;
Ny masoandro sy ny volana tonga maizina,
Ary ny kintana tsy mamirapiratra.
11 Ary Jehovah mahatonga ko-

[1] *Na:* tera-mena.

[2] *Na:* voasakana.

troka eo alohan' ny miaramilany;
Fa lehibe indrindra ny tobiny,
Ary mahery izay manatanteraka ny teniny;
Fa lehibe sy mahatahotra indrindra ny androny Jehovah,
Ka iza no mahatanty izany?

12 Koa na dia ankehitriny aza, hoy Jehovah,
Miverena amiko amy ny fonareo rehetra
Ary amy ny fifadian-kanina sy ny fitomaniana ary ny fitarainana.
13 Ary ny fonareo no triatriaro, fa aza ny fitafianareo,
Ary miverena aminy Jehovah Andriamanitrareo;
Fa mamindra fo sy miantra Izy,
Mahari-po sady be famindrampo ary manenina ny amy ny loza,—
14 Fandrao mba [1] hanenina hiany Izy
Ka hamela fitahiana ao aoriany,
Dia fanatitra hohanina sy fanatitra aidina ho any Jehovah Andriamanitrareo.
15 Tsofy ao Ziona ny anjomara,
Ka manamasìna andro fifadian-kanina,
Miantsoa fivoriana masina.
16 Angòny ny vahoaka,
Manamasìna fiangonana,
Vorio ny loholona,
Angòny ny ankizy madinika mbamy ny zaza minono;
Aoka ny mpampakatra hiala ao an-efi-tranony,
Ary aoka ny ampakarina hiala ao an-trano fandriany.
17 Eo anelanelan' ny lavarangana fidirana sy ny alitara
No aoka hitomanian' ny mpisorona, mpanao fanompoampivavahana ho any Jehovah,
Ka hanao hoe: Iantrao ny olonao, Jehovah ô,
Ary aza avela ho latsa ny lovanao,
Ka hotapahin' ny jentilisa; [2]
Fa nahoana no hataony any amy ny firenena hoe: Aiza Izay Andriamaniny?

*Ny hitsaharan' ny loza, sy ny hihavian' ny fitahiana.*

18 ARY Jehovah dia saro-piaro ny taniny
Sady miantra ny olony.
19 Eny, Jehovah mamaly ka manao amy ny olony hoe:
Indro, hanatitra ny divay sy ny ranom-boaloboka ary ny diloilo ho anareo Aho,
Ka ho vokin' izany hianareo;
Ary tsy havelako ho latsa any amy ny jentilisa intsony hianareo.
20 Ary ilay avy any avaratra dia hampanalaviriko anareo
Ka horoahiko ho any amy ny tany karankaina sy mariry;
Ny loha-làlany ho any amy ny ranomasina atsinanana,
Ary ny vodi-làlany ho any amy ny ranomasina andrefana;
Ary ny hamaimboany hiakatra,
Ary ny fofon-dratsiny hisondrotra;
Fa efa nanao zava-dehibe izy.

21 Aza matahotra, ry tany fambolena,
Miravoravoa sy mifalia;
Fa manao zava-dehibe Jehovah.
22 Aza matahotra, ry biby any an-tsaha,
Fa mihamaitso ny kijana any an-efitra,

---

[1] *Heb.* Iza no mahalala na.
[2] *Na:* Hanaovan' ny jentilisa azy ho ambentinteny.

Mamoa ny hazo,
Ary vokatra ny aviavy sy ny voaloboka.
23 Ary hianareo, ry zanaky Ziona, miravoravoa
Sy mifalia aminy Jehovah Andriamanitrareo;
Fa hanome anareo ny loha-orana onony Izy,[1]
Dia handatsaka ranonorana mivatravatra ho anareo,
Eny, ny loha-orana sy ny fara-orana aloha.
24 Dia ho feno vary ny famoloana,
Ary hihoatra ny vata fanantazana ny divay sy ny diloilo.
25 Ary honerako ho anareo ilay taona nohanin' ny valala,
Dia ny koraika sy ny sompanga ary ny kijeja, izay miaramilako betsaka nalefako hamely anareo.
26 Ary hihinana hianareo ka ho voky
Dia hidera ny anarany Jehovah Andriamanitrareo,
Fa mahagaga ny fitòndrany anareo;
Ary tsy ho menatra mandrakizay ny oloko.
27 Dia ho fantatrareo fa ao afovoan' ny Isiraely Aho,
Ary Izaho no Jehovah Andriamanitrareo, fa tsy misy hafa;
Ary tsy ho menatra mandrakizay ny oloko.

*Ny amy ny handatsahana ny Fanahy Masina, sy ny hitsarana ny firenena rehetra.*

III. ARY rehefa afaka izany, dia handatsaka ny Fanahiko amy ny nofo rehetra Aho;
Dia haminany ny zanakalahinareo sy ny zanakavavinareo,
Ny lahi-antitrareo hanonofy,
Ary ny zatovonareo hahita fahitana;
2 Ary na dia ny mpanompolahy sy ny mpanompovavy aza
Dia handatsahako ny Fanahiko amin' izany andro izany.
3 Ary hanisy fahagagana eny amy ny lanitra sy etỳ amy ny tany Aho,
Dia ra sy afo ary setroka mitankosina.
4 Ny masoandro hampodina ho aizina, ary ny volana ho ra,
Alohan' ny hahatongavan' ny androny Jehovah, izay sady lehibe no mahatsiravina.
5 Ary na zovy na zovy no hiantso ny anarany Jehovah dia ho afa-mandositra;
Fa ao an-tendrombohitra Ziona sy any Jerosalema dia hisy sisa afaka,
Araka izay efa voalazany Jehovah,
Ary izay antsoiny Jehovah dia ho isan' izay afa-mandositra.

IV. Fa, indro, amin' ireo andro ireo sy amin' izany fotoana izany,
Raha hampodiko ny Joda sy Jerosalema avy amy ny fahababoany,
2 Dia hangoniko ny jentilisa rehetra
Ka ho entiko midina ao amy ny lohasahany Josafata,[2]
Ary ao no hifandaharako aminy
Noho ny amy ny Isiraely, oloko sy lovako,
Izay naeliny tany amy ny jentilisa;
Ary nozarazarainy ny taniko,
3 Sady nanaovany loka ny oloko,

---

[1] *Na:* Homeny mpampianatra ny fahamarinana hianareo.
[2] Josafata = Jehovah no mitsara.

Dia zazalahy no nataony takalon' ny vehivavy janga,
Ary zazavavy no namidiny divay ka nosotroiny.

4 Ary hianareo koa, ry Tyro sy Sidona, sy ry tany Filistia rehetra,
Moa mampaninona Ahy akory hianareo?
Hamaly Ahy va hianareo, sa hanahoana Ahy?
Faingana dia faingana no hanatsingerenako ny nataonareo ho eo an-dohanareo,
5 Noho ny nakanareo ny volafotsiko sy ny volamenako,
Sy ny nitondranareo ny zavatsoako mahafinaritra ho ao amy ny tempolinareo;
6 Ary ny zanaky Joda sy ny zanaky Jerosalema dia namidinareo tamy ny zanaky ny Grika,
Hamindranareo azy hanalavitra ny taniny.
7 Indro, hofohaziko izy hiala any amy ny tany izay nahaverezany noho ny nahalafosanareo azy,
Ary hatsingeriko ho eo andohanareo ny nataonareo,
8 Ka hamidiko ho lasan' ny zanaky Joda kosa ny zanakalahinareo sy ny zanakavavinareo,
Ary hamidiny amy ny Sabeana kosa ireny, dia ho an' izay firenena lavitra;
Fa Jehovah no efa niteny.

9 Antsoy any amy ny jentilisa izany,
Miantsoa hanao ady masina, fohazy ny lehilahy mahery,
Aoka handroso ny mpiady rehetra ka hiakatra;
10 Tefeo ho sabatra ny fangadinareo,
Ary ho lefona ny antsinareo fanetezam-boaloboka;
Aoka izay kelikely aina hihiaka hoe: Mahery aho!
11 Avia faingana, hianareo jentilisa rehetra avy eny manodidina eny,
Dia ento midina ao ny maherinao, Jehovah ô.
12 Hifoha ny jentilisa
Ka hiakatra ho ao amy ny lohasahany Josafata;[1]
Fa ao no hipetrahako hitsara ny jentilisa rehetra avy eny manodidina eny.
13 Arosoy ny fijinjana,
Fa masaka ny vokatra;
Avia hianareo, ka manosihose,
Fa feno ny famiazam-boaloboka,
Mihoatra ny vata fanantazana,
Fa be ny faharatsiany.

14 He izany vahoaka mireondreona ao amy ny lohasaha fitsarana!
Fa efa antomotra ny androny Jehovah ao amy ny lohasaha fitsarana.
15 Ny masoandro sy ny volana ho tonga maizina,
Ary ny kintana tsy hamirapiratra.
16 Jehovah mierona ao Ziona,
Ary mampikotroka ao Jerosalema,
Ka hihorohoro ny tany amandanitra;
Fa Jehovah no fialofan' ny olony
Sy fiarovana mafy ho any ny Zanak' Isiraely.
17 Ary dia ho fantatrareo fa Izaho no Jehovah Andriamanitrareo,
Izay monina ao Ziona, tendrombohitro masina;
Dia ho masina Jerosalema,
Ary ny hafa firenena tsy mba handeha hamaky eo intsony.

[1] Josafata = Jehovah no mitsara.

18 Amin' izany andro izany dia hipoipoitra ranomboaloboka ny tendrombohitra,
Handriaka ronono ny havoana,
Ho feno rano ny lohasahandriaky Joda rehetra,
Ary hisy loharano hivoaka avy ao an-tranony Jehovah
Ka handena ny lohasahandriaky Sitima.
19 Egypta kosa ho tonga tany lao,
Ary Edoma ho efitra foana,
Noho ny fampahoriana ny taranaky Joda,
Dia ny nandatsahany ra marina teo amy ny taniny.
20 Fa Joda honenana mandrakizay,
Ary Jerosalema hatramy ny taranaka fara mandimby.
21 Ary hamaly ny ra marina izay tsy mbola novaliako Aho;
Fa Jehovah monina ao Ziona.

# AMOSA.

I. NY teniny Amosa, izay isan' ny mpiandry ondry tao Tekoa, dia izay hitany ny amy ny Isiraely tamy ny andro nanjakany Ozia, mpanjakan' ny Joda, sy tamy ny andro nanjakany Jeroboama, zanaky Joasy, mpanjakan' ny Isiraely, roa taona talohan' ny horohoron-tany.

*Ny loza hanjo ny firenena enina amy ny jentilisa sy ny Joda, ary indrindra fa ny Isiraely.*

2 ARY hoy izy:
Jehovah mierona ao Ziona
Ary mampikotroka any Jerosalema;
Ny saha fiandrasana ondry dia mitomany,
Ary maina ny tampony Karmela.

3 Izao no lazainy Jehovah:
Noho ny fahotana telony Damaskosy, eny, efatra aza,
Dia tsy havelako[1] izy,
Satria kodia vy no nivelezany any Gileada;
4 Fa haterako afo ny tranony Hazaela,
Ka handevona ny tranobeny Beni-hadada izany.
5 Hotorotoroiko koa ny hidiny Damaskosy,
Ary hofoanako tsy hisy mponina[2] ny lohasahany Avena,
Ary Betedena tsy hisy hitana tehina fanapahana;
Ary ny vahoakany Syria dia ho lasan-ko babo any Kira, hoy Jehovah.

6 Izao no lazainy Jehovah:
Noho ny fahotana telony Gaza, eny, efatra aza,
Dia tsy havelako[1] izy,
Satria lasany ho babo avokoa ny olona
Hatolony ho any Edoma;
7 Fa haterako afo ny màndany Gaza,
Ka handevona ny tranobeny izany;
8 Ary hofoanako Asdoda tsy hisy mponina,
Ary Askelona tsy hisy hitana tehina fanapahana;

[1] *Heb.* tsy hahemotro.

[2] *Na:* mpanapaka.

Dia haveriko ny tànako hamely any Ekrona,
Ka ho faty izay sisa amy ny Filistina, hoy Jehovah Tompo.

9 Izao no lazainy Jehovah:
Noho ny fahotana telony Tyro, eny, efatra aza,
Dia tsy havelako[1] izy,
Satria natolony ho any Edoma ny babo rehetra,
Ary tsy notsarovany ny fanekem-pirahalahiana;
10 Fa haterako afo ny màndany Tyro,
Ka handevona ny tranobeny izany.

11 Izao no lazainy Jehovah:
Noho ny fahotana telony Edoma, eny, efatra aza,
Dia tsy havelako[1] izy,
Satria nanenjika ny rahalahiny tamy ny sabatra izy,
Ka nofoanany ny fiantrany;
Ny fahatezerany dia namiravira mandrakariva,
Ary ny fahavinirany notehiriziny lalandava;
12 Fa haterako afo ao Temana,
Ka handevona ny tranobeny Bozra izany.

13 Izao no lazainy Jehovah:
Noho ny fahotana telon' ny taranaky Amona, eny, efatra aza,
Dia tsy havelako[1] izy,
Satria notatahany izay bevohoka tao Gileada,
Hanitarany ny fari-taniny;
14 Fa hampirehitra afo ao amy ny màndany Raba Aho,
Ka handevona ny tranobeny izany,
Sady hisy akora amy ny andro iadiana
Sy rivo-mahery amy ny andron' ny tadio;
15 Dia ho lasan-ko babo ny mpanjakany
Mbamin' ireo mpanapaka rehetra ao aminy, hoy Jehovah.

II. Izao no lazainy Jehovah:
Noho ny fahotana telony Moaba, eny, efatra aza,
Dia tsy havelako[1] izy,
Satria nodorany ho sokay ny taolan' ny mpanjakany Edoma;
2 Fa haterako afo ao Moaba,
Ka handevona ny tranobeny Kiriota izany;
Ary Moaba ho faty amy ny tabataba
Sy amy ny akora ary ny fanenon' ny anjomara;
3 Ary hofoanako tsy hisy mpitsara ao aminy,
Ary hiaraka hovonoiko izy sy ireo mpanapaka rehetra ao aminy, hoy Jehovah.

4 Izao no lazainy Jehovah:
Noho ny fahotana telony Joda, eny, efatra aza,
Dia tsy havelako[1] izy,
Satria nataony tsinontsinona ny lalàny Jehovah,
Ary ny didiny tsy notandremany,
Ary nampahadiso azy ny laingany, izay fanaon' ny razany;
5 Fa haterako afo ao Joda,
Ka handevona ny tranobeny Jerosalema izany.

6 Izao no lazainy Jehovah:
Noho ny fahotana telony Isiraely, eny, efatra aza,
Dia tsy havelako[1] izy,
Satria namidiny volafotsy ny olona marina
Sy kapa iray lomisy ny malahelo,
7 Ary mihanahana mitsiriritra

[1] *Heb.* tsy hahemotro.

ny vovo-tany eo[1] an-dohan' ny malahelo izy
Sady mamily ny alehan' ny mpandefitra;
Ary olona mianaka dia samy mandry amy ny zazavavy iray hiany
Mba handoto ny anarako masina;
8 Amy ny lamba azony tamy ny tsatòka izy no mitsilailay eny anilan' ny alitara rehetra,
Ary misotro divay novidina tamy ny sazy[2] ao an-tranon' ireo andriamaniny izy.

9 Nefa Izaho no nandringana ny Amorita teo anoloany,
Dia olona izay lava tsanganana toy ny hazo sedera
Sy natanjaka toy ny ôka;
Eny, nosimbako ny voany teny ambony
Sy ny fakany tao ambany.
10 Ary Izaho no nitondra anareo niakatra avy tany amy ny tany Egypta
Sady nitari-dàlana anareo efapolo taona tany an-efitra,
Mba handovanareo ny tanin' ny Amorita.
11 Ary ny zanakalahinareo nisy natsangako ho mpaminany,
Ary ny zatovonareo ho Nazirita.
Tsy izany va no izy, ry Zanak' Isiraely? hoy Jehovah.
12 Kanjo nampisotroinareo divay ny Nazirita,
Ary ny mpaminany noraranareo hoe: Aza maminany.

13 Indro, Izaho no hitambesatra aminareo[3]
Toy ny fitambesatry ny sariety feno amboara.
14 Koa tsy ho afa-mandositra ny faingam-pandeha,
Ny mahery tsy hampiseho hery,
Ary ny lehilahy mahery tsy hahavonjy ny ainy;
15 Izay mitana tsipìka tsy hahajanona,
Ary ny faingan-tongotra tsy hahavonjy tena,
Izay mitaingin-tsoavaly tsy hahavonjy ny ainy;
16 Ary na dia izay sahy ao amy ny mahery aza
Dia handositra mitanjaka amin' izany andro izany, hoy Jehovah.

*Ny hamaliana ny Isiraely noho ny fahotany.*

III. HENOY izao teny izao, izay lazainy Jehovah ny aminareo, ry Zanak' Isiraely, dia ny amin' io taranaka rehetra nentiko niakatra avy tany amy ny tany Egypta io:
2 Hianareo hiany no fantatro tamy ny firenena rehetra ambonin' ny tany,
Koa noho izany dia hovaliako hianareo noho ny helokareo rehetra.

3 Ho tafara-dàlana va ny roa, raha tsy efa nifanaiky?
4 Mierona any an-ala va ny liona, raha tsy mahita toha?
Manerona ao an-davany va ny liona tanora, raha tsy mahazo zavatra?
5 Voan' ny fandrika etŷ an-tany va ny vorona, raha tsy nisy tadivavarana?
Mikatona va ny fandrika raha tsy mahavoa zavatra?
6 Tsofina va ao an-tanàna ny anjomara, ka tsy hatahotra ny vahoaka?
Misy loza ao an-tanàna va, raha tsy Jehovah no nahatonga izany?
7 Tsy manao na inona na inona tokoa Jehovah Tompo,
Raha tsy milaza ny heviny

[1] *Na:* ho eo. [2] *Heb.* divain' ny voasazy. [3] *Na:* Izaho dia itambesaranareo.

amy ny mpaminany mpanompony.
8 Ny liona no mierona, ka iza no tsy hatahotra?
Jehovah Tompo no miteny, ka iza no tsy haminany?

9 Ambarao ao an-tranobeny Asdoda
Sy ao an-tranobe any amy ny tany Egypta,
Ka ataovy hoe: Miangòna any an-tendrombohitry Samaria hianareo,
Ary jereo ny tabataba be ao aminy
Sy ny fampahoriana[1] ao anatiny.
10 Fa tsy mahalala hanao ny marina izy ireo, hoy Jehovah,
Dia ireo izay mitahiry fandozana sy roba ao an-tranobeny.

11 Koa izao no lazainy Jehovah Tompo:
He, misy fahavalo manodidina ny tany!
Hazerany ho afaka aminao ny herinao,
Ary hobaboina ny tranobenao.
12 Izao no lazainy Jehovah:
Toy ny famonjin' ny mpiandry ondry ny tongotr' ondry roa na ny sombin-tsofina eny am-bavan' ny liona,
Dia toy izany no ho famonjy ny Zanak' Isiraely, izay mipetraka ao Samaria,
Eo an-jorom-parafara sy eo amy ny lamba fandriandriana avy any Damaskosy.
13 Henoinareo, ka ambarao hamelezana ny taranaky Jakoba,
Hoy ny Tompo, Jehovah, Andriamanitry ny maro:
14 Amy ny andro hamaliako ny Isiraely noho ny fahotana ao aminy
No hamaliako ny alitara ao Betela,
Dia hokapaina ny tandroky ny alitara ka hianjera amy ny tany.
15 Hamely ny trano ririnina sy ny trano fahavaratra Aho;
Ary ho rava ny trano ivory,
Sady ho fongana ny trano maro, hoy Jehovah.

*Ny hanjo ny Isiraely noho ny tsifetezany hibebaka.*

IV. MIHAINOA izao teny izao, hianareo vantotr' ombivaviny Basana,
Izay eny an-tendrombohitry Samaria,
Dia hianareo izay mampahory ny mahantra
Sy manorotoro ny malahelo
Ary manao amy ny vadinareo[2] hoe: Mitondrà hosotrointsika.
2 Jehovah Tompo efa nianiana tamy ny fahamasinany hoe:
Indro, ho avy aminareo ny andro
Hitarihany anareo amy ny farango sy izay sisa aminareo amy ny fintana.
3 Ary avy eo amy ny banga no hivoahanareo,
Samy amin' izay hitsiny avy;
Ary horoahina ho any Harmona[3] hianareo,[4] hoy Jehovah.

4 Mankanesa any Betela, ka manotà,
Ary any Gilgala, ka manotà fatratra;
Ento isa-maraina ny fanatitrareo alatsa-dra
Ary isan-kateloana ny fahafolon-karenareo;

[1] *Na:* ny ampahorina.
[2] *Na:* ny tomponareo; *Heb.* tompony, *na* vadiny.
[3] *Na:* an-tranobe.
[4] *Na:* ary harianareo ny fahefana (?).

5 Mandoroa zavatra misy masirasira ho fanati-pisaorana,
Ary miantsoa fanati-tsitrapo, eny, ambarao izany!
Satria ny toy izany no sitrakareo, ry Zanak' Isiraely, hoy Jehovah Tompo.

6 Fa Izaho dia efa nanome anareo ny mahamavovava tao an-tanànanareo rehetra,
Sy ny tsi-fahampian-kanina tamy ny fonenanareo rehetra;
Nefa tsy niverina tamiko hiany hianareo, hoy Jehovah.
7 Ary Izaho koa efa nampihantona ny orana tsy ho aminareo,
Raha mbola telo volana sisa tsy ho fararano,
Ka tamy ny tanàna iray no nampilatsahako orana
Ary tamy ny tanàna iray kosa tsy mba nampilatsahako azy;
Ny saha iray nilatsahan' ny orana,
Ary ny saha iray kosa tsy mba nilatsahany ka maina.
8 Dia nivembena ny tanàna roa aman-telo nitady rano tany amy ny tanàna iray,
Kanjo tsy afa-ketaheta izy;
Nefa tsy niverina tamiko hiany hianareo, hoy Jehovah.
9 Efa nasiako tamy ny vary main' ny rivotra sy maty fotsy hianareo;
Ny habetsahan' ny tanimbolinareo sy ny tanimboalobokareo
Sy ny aviavinareo sy ny hazo olivanareo
Dia nohanin' ny valala;[1]
Nefa tsy niverina tamiko hiany hianareo, hoy Jehovah.
10 Efa naterako areti-mandringana tahaka ny any Egypta hianareo;
Novonoiko sabatra ny zatovonareo
Sady nobaboina koa ny soavalinareo;
Ary nampakariko ho eo ambavoronareo ny hamaimboan' ny tobinareo;
Nefa tsy niverina tamiko hiany hianareo, hoy Jehovah.
11 Efa nisy noravako teo aminareo tahaka ny nandravan' Andriamanitra any Sodoma sy Gomora,
Ka efa tahaka ny forohana nosarihana tamy ny afo hianareo;
Nefa tsy niverina tamiko hiany hianareo, hoy Jehovah.

12 Koa izao no hataoko aminao, ry Isiraely,—
Satria hanao izany aminao Aho,
Dia miomàna hihaona amin' Andriamanitrao, ry Isiraely ô.
13 Fa indro Ilay mamorona ny tendrombohitra sy manao ny rivotra
Ary mampahafantatra ny olombelona izay heviny,—
Dia Ilay mahatonga ny maraina ho aizina
Ary mandia ny fitoerana avo amy ny tany:
Jehovah, Andriamanitry ny maro, no anarany.

*Ny handravana ny fanjakany Isiraely.*

V. HENOINAREO izao teny izao, izay entiko milaza anareo,
Dia hira fahalahelovana, ry taranaky Isiraely:
2 Lavo Isiraely virijina
Ka tsy hahatsangana intsony;
Nazera tamy ny taniny izy,
Ka tsy misy manangana azy.
3 Fa izao no lazainy Jehovah Tompo:

[1] *Heb.* mpikiky.

Izay tanàna namoaka arivo,
Dia, indreo, zato monja no sisa;
Ary izay namoaka zato,
Dia, indreo, folo monja no sisa ho any ny taranaky Isiraely.

4 Fa izao no lazainy Jehovah amy ny taranaky Isiraely:
Tadiavo Aho, dia ho velona hianareo;
5 Fa aza mitady any Betela,
Na mankany Gilgala,
Ary aza mandroso ho any Beri-sheba;
Fa ho babo tokoa Gilgala,
Ary Betela dia ho tonga tsinontsinona.
6 Mitadiava any Jehovah, dia ho velona hianareo;
Fandrao hilatsaka toy ny afo mandevona amy ny taranaky Josefa Izy,
Ary Betela tsy hanana izay hahafaty ny afo,—
7 Dia hianareo izay mamadika ny rariny ho zava-mahafaty
Ary mampiongana ny fahamarinana ho eo amy ny tany.

8 Ilay nanao an' Ikotokelimiadilaona sy ny Telonohorefy,
Ary mampody ny aloky ny fahafatesana ho maraina
Sy manamaizina ny andro ho alina,
Dia Ilay miantso ny rano ao an-dranomasina
Ka mandatsaka azy amy ny tany:
Jehovah no anarany,—
9 Dia Ilay mampitselatra fandravana hamely ny mahery,
Ka dia mihatra amy ny tanàna mimanda ny fandravana.

10 Halany eo am-bavahady izay mananatra,[1]
Ary ataony ho fahavetavetana izay miteny ny marina.
11 Koa noho ny fanitsakitsahanareo ny mahantra
Sy ny nampandoavanareo vary azy,
Dia mba nanao trano vato voapaika hiany hianareo,
Nefa tsy hitoetra ao aminy;
Namboly tanimboaloboka mahafinaritra hiany hianareo,
Nefa tsy hisotro ny divay avy aminy.
12 Fa fantatro fa be ny helokareo, ary fatratra ny fahotanareo:
Mampahory ny marina sy mandray kolikoly [2] hianareo
Ary mamadika ny malahelo eo am-bavahady.
13 Koa izay manan-tsaina dia hangina amin' izao andro izao,
Fa andro mampahory izao.

14 Ny tsara no tadiavo, fa aza ny ratsy, mba ho velona hianareo;
Ka dia homba anareo Jehovah, Andriamanitry ny maro, araka izay efa nolazainareo.
15 Ankahalao ny ratsy, ka tiavo ny tsara,
Ary aoreno eo am-pitsarana [3] ny rariny;
Angamba Jehovah, Andriamanitry ny maro, hamindra fo amin' izay sisa aminy Josefa.

16 Koa izao no lazainy Jehovah Tompo, Andriamanitry ny maro:
Eny an-kalalahana rehetra dia hisy fisaonana,
Ary eny an-dàlambe rehetra dia hisy hanao hoe: Indrisy! Indrisy!

---

[1] *Na:* Halany izay mananatra eo am-bavahady. [2] *Heb.* avotra. [3] *Heb.* am-bavahady.

Ary hiantso ny mpiasa tany
hitomany izy,
Ary izay mahay hira fisaonana
dia hantsoiny hanao.
17 Ary any amy ny tanimboalo-
boka rehetra dia hisy fisao-
nana;
Fa handeha hamaky eo aminao
Aho, hoy Jehovah.

18 Lozan' izay maniry ny an-
drony Jehovah!
Hataonareo inona moa ny an-
drony Jehovah?
Dia aizina, fa tsy fahazavana,—
19 Tahaka ny olona mandositra
ny liona
Ka sendra ny bera,
Ary rehefa tafiditra ao an-
trano ka mitehin-tànana
amy ny rindrina,
Dia kekerin' ny menarana.
20 Moa tsy aizina va ny androny
Jehovah, fa tsy fahazavana?
Tsy aizim-pito tsy misy man-
girana akory va izany?

21 Halako, eny, laviko ny an-
dro firavoravoanareo,
Ary tsy ho hanitra ankasitra-
hana amiko ny fivorianareo
masina.
22 Na dia ateranareo fanatitra
odorana sy fanatitra hoha-
nina aza Aho,
Dia tsy sitrako izany;
Ny zanak' omby mifahy ateri-
nareo ho fanati-pihavanana
dia tsy hojereko akory.
23 Atsaharo ny finaonaonan' ny
hiranareo,[1] fa maharenina
Ahy;
Fa tsy hihaino ny fanenon' ny
lokanganareo[1] Aho.
24 Ary aoka ny fitsarana hanalo-
nalona toy ny rano,
Ary ny fahamarinana toy ny
renirano tsy mety ritra.

25 Moa efa nanatitra fanatitra
hohanina sy fanatitra
alatsa-dra ho Ahy tany
an-efitra efa-polo taona va
hianareo, ry taranaky Isi-
raely?
26 Tsia, fa ny nitondra[2] ny taber-
nakelin' ny mpanjakanareo
Sy ny fipetrahan' ny sampi-
nareo hiany no nataonareo,[3]
Dia ny kintan' ny andriama-
nitrareo, izay nataonareo ho
anareo.
27 Ka dia ho entiko ho babo any
ankoatry Damaskosy hia-
nareo,
Hoy Jehovah,—Andriamani-
try ny maro no anarany.

VI. Lozan' ireo miadana ao Ziona
Sy ireo matokitoky foana ao
an-tendrombohitry Samaria,
Dia ireo malaza eo amy ny
firenena malaza indrindra
Sady hatonin' ny taranaky
Isiraely.
2 Mankanesa any Kalne hiana-
reo, ka mijere,
Dia mandrosoa hiany ho any
Hamata lehibe;
Ary midìna ho any Gatan' ny
Filistina;
Tsara noho ireo fanjakana ireo
va izy,
Sa lehibe noho ny tanin' ireo
va ny taninareo?
3 Hianareo izay mihevitra ny
andro mampahory ho mbola
lavitra
Sy mampanakaiky ny seza
fandozana,—
4 Dia ireo izay mandriandry ao
amy ny farafara ivoriny
Sy mitsilailay eo amy ny fan-
driandriany
Ary homana ny zanak' ondry
avy amy ny andian' ny
ondry
Sy ny zanak' omby avy ao
am-pahitra,—

[1] *Heb.* hiranao, lokanganao. [2] *Na:* Dia ho entinareo. [3] *Na:* Tsia, fa ny mitondra any Sikota, mpanjakanareo, sy Kiona, sampinareo, no nataonareo.

5 Dia ireo izay mivòvò foana manaraka ny feon-dokanga
Ary mamorona zava-maneno toy ny nataony Davida,
6 Dia ireo izay misotro divay amy ny lovia famafazana
Sady mihosotra diloilo tsara indrindra,
Nefa tsy onena ny fahasimbany Josefa,—
7 Koa amin' izao dia ho voalohany amin' izay hobaboina ireo,
Ary hatsahatro ny hobin' izay mitsilailay foana.

8 Jehovah Tompo dia efa nianiana tamy ny tenany,
Hoy Jehovah, Andriamanitry ny maro:
Fahavetavetana eo anatrehako ny reharehany Jakoba,
Ary halako ny tranobeny;
Koa dia hatolotro ny tanàna mbamin' izay rehetra ao anatiny.
9 Ary raha hisy folo lahy sisa ao an-trano iray,
Dia samy ho faty ireo.
10 Ary ny havan' izay maty, na izay handevina[1] azy, dia hambeta azy
Ka hitondra ny faty hiala ao an-trano,
Dia hiteny amin' izay ao anaty trano hoe:
Mbola misy hiany va ato aminao?
Ary raha hoy izy: Tapitra!
Dia hovaliana hoe: Mangìna re! fa tsy tokony hotononina ny anarany Jehovah.
11 Fa, indro, Jehovah no mandidy,
Ka horavana ny trano lehibe,
Ary hotresatresahina ny trano madinika.

12 Mihazakazaka eny amy ny sola-bato va ny soavaly,
Misy olona mampihosy omby va eny,
No efa navadikareo ho zava-mangidy ny rariny, ary ny vokatry ny fahamarinana ho zava-mahafaty?
13 Dia hianareo izay mifaly amy ny zava-poana ka manao hoe:
Moa tsy ny herinay va no ahazoanay tandroka ho anay?
14 Fa, indro, hanangana firenena hamely anareo Aho, ry taranaky Isiraely,
Hoy Jehovah, Andriamanitry ny maro,
Dia hampahory anareo hatrany akaikiny Hamata izy
Ka hatramy ny lohasahandriaka any amy ny tanihay.

*Ny fahitana ny amy ny valala, sy ny afo, ary ny pilao.*

VII. IZAO no nasehony Jehovah Tompo tamiko: Indro,nanao ny valala tamy ny voalohan' ny nitsimohan' ny kolokolon' ahitra Izy; ary, indro, kolokolon' izay nojinjana ho any ny mpanjaka izany. 2 Ary nony efa laniny avokoa ny zava-maniry amy ny tany, dia hoy izaho:
Jehovah Tompo ô, mifona aminao aho, mamelà heloka!
Hataony Jakoba ahoana no fahajanona?
Fa kely izy.
3 Nanenenany Jehovah izany;
Tsy hisy izany, hoy Jehovah.

4 Izao no nasehony Jehovah Tompo tamiko:
Indro, Jehovah Tompo miantso hifandahatra hamely amy ny afo,
Ka nandevona ny lalina lehibe
Sy nila handany ny zara-lova izany.

[1] *Heb.* handoro.

5 Dia hoy izaho : Jehovah Tompo ô,
Mifona aminao aho, mitsahara !
Hataony Jakoba ahoana no fahajanona ?
Fa kely izy.
6 Nanenenany Jehovah izany ;
Tsy hisy izany, hoy Jehovah Tompo.

7 Izao no nasehony ahy : Indro,
ny Tompo nitsangana teo ambonin'
ny mànda natao tamy ny pilao, sady
nisy pilao teny an-tànany. 8 Dia
hoy Jehovah tamiko : Inona no
hitanao, ry Amosa ? Ary hoy izaho :
Pilao. Dia hoy ny Tompo :
Indro, hanisy pilao eo amy ny Isiraely oloko Aho,
Fa tsy handefitra aminy [1] intsony ;
9 Dia ho foana ny fitoerana avony Isaka,
Ary ho rava ny fitoera-masiny Isiraely ;
Ary hitsangana Aho ka hamely sabatra ny taranaky Jeroboama.

*Ny natao taminy Amosa tao Betela, sy ny teny nataony tamin' izany.*

10 DIA naniraka tany aminy
Jeroboama, mpanjakan' ny
Isiraely, Amazia, ilay mpisorona tao
Betela, nanao hoe : Amosa efa nanao
tetika hikomy aminao teo amy
ny taranaky Isiraely, ary tsy zakan'
ny tany ny teniny rehetra, 11
satria hoy Amosa : Ho fatin-tsabatra
Jeroboama, ary hobaboina hiala
amy ny taniny tokoa ny Isiraely.
12 Ary hoy Amazia taminy
Amosa : Ry mpahita ! andeha mandositra
mankany amy ny tanin' ny
Joda hianao, ka mihinàna hanina
any, ary maminania any ; 13 fa aza
maminany eto Betela intsony ; fa
fitoera-masin' ny mpanjaka sy tranom-panjakana
ity. 14 Dia namaly
Amosa ka nanao taminy Amazia
hoe : Tsy mba mpaminany aho, na
zanaky ny mpaminany ; fa mpiandry
ondry sy mpioty [2] aviavy [3] hiany aho,
15 saingy nalainy Jehovah tany ampiandrasana
ondry ka nataony hoe :
Mandehana, ka maminania amy ny
Isiraely oloko.
16 Ka mba henoy ny teniny Jehovah :
Hianao manao hoe : Aza maminany ny hamelezana ny Isiraely,
Ary aza milaza ny hamelezana ny taranaky Isaka ;
17 Koa izao no lazainy Jehovah :
Ny vadinao hijangajanga ao an-tanàna,
Ary ny zanakao-lahy sy ny zanakao-vavy ho lavon-tsabatra,
Ary ny taninao hozaraina amy ny famolaina ;
Ary ny tenanao ho faty any amy ny tany maloto ;
Ary ny Isiraely hobaboina hiala amy ny taniny tokoa.

*Ny fahitana nentin' Andriamanitra nilaza taminy Amosa ny fahantomotry ny loza hanjo ny Isiraely.*

VIII. IZAO no nasehony Jehovah
Tompo tamiko : Indro,
nisy harona feno voankazo masaka
fahavaratra. 2 Ary hoy Izy : Inona
no hitanao, ry Amosa ? Dia hoy
izaho : Harona feno voankazo masaka
fahavaratra. Dia hoy Jehovah
tamiko :
Tonga amy ny Isiraely oloko ny farany ;
Tsy handefitra aminy [1] intsony Aho.
3 Ho tonga naonaona ny hira ao an-dapa [4] amin' izany andro izany, hoy Jehovah Tompo ;
Ho be ny faty,
Hatraiza hatraiza no hanariany azy.

[1] *Heb.* handalo azy. [2] *Na :* mpandraotra. [3] sykomora. [4] *Na :* tempoly.

Mangìna re!
4 Mihainoa izao, hianareo izay mihanahana te-hitelina ny malahelo
Sy ta-hahafongana ny mpandefitra amy ny tany
5 Ka manao hoe: Rahoviana no ho tapitra ny voalohambolana, hivarotantsika vary,
Sy ny Sabata, hanokafantsika ny lava-bary,
Ka hanakelezana ny efaha sy hanalehibiazana ny sekely,
Ary hanaovana mizana mandainga,
6 Mba hovidintsika volafotsy ny mahantra
Sy kiraro iray lomisy ny malahelo,
Ary hivarotantsika ny lohakororoky ny vary?
7 Jehovah nianiana tamy ny Reharehany Jakoba ka nanao hoe:
Tsy hisy hohadinoiko mandrakizay ny asany na dia iray akory aza!
8 Tsy hihorohoro noho izany va ny tany,
Sy hitomany ny mponina rehetra ao aminy?
Eny, ny tany rehetra hihatondraka tahaka any Neily
Sy hihena indray toy ny Neiliny Egypta.
9 Ary amin' izany andro izany, hoy Jehovah Tompo,
Dia halentiko mitataovovonana ny masoandro,
Ary hohamaiziniko antoandrobenanahary ny tany;
10 Hampodiko ho fitomaniana ny andro firavoravoanareo
Ary ho hira fahalahelovana ny hiranareo rehetra,
Hofeheziko lamba fisaonana[1] ny valahana rehetra,
Sady hokakasako ny loha rehetra;
Ary hataoko ho toy ny fisaonana zanakalahy tokana izany,
Ka ny farany dia ho tahaka ny andro mangidy.

11 Indro, avy ny andro, hoy Jehovah Tompo,
Izay hanaterako mosary amy ny tany,
Tsy fanirian[2]-kanina anefa, na hetahetan-drano,
Fa faniriana[2] handre ny teniny Jehovah;
12 Ary hivembena hatrany amy ny ranomasina ka hatrany amy ny ranomasina ny olona
Ary hatrany amy ny avaratra ka hatrany amy ny atsinanana,—
Eny, hivezivezy hitady ny teniny Jehovah izy,
Nefa tsy hahita.
13 Amin' izany andro izany dia ho jemby noho ny hetaheta
Ny virijina tsara tarehy sy ny zatovolahy,
14 Dia ireo izay mianiana amy ny fahotany Samaria
Ka manao hoe: Raha velona koa ny andriamanitrao, ry Dana,
Ary raha velona koa ny fanaony Beri-sheba;
Eny, ho lavo izy ka tsy hiarina intsony.

*Ny fahitana ny amy ny handravana ny fanjakana be ota, sy ny hanangana indray ny tabernakeliny Davida.*

IX. NAHITA ny Tompo nitsangana teo anilan'[3] ny alitara aho,
Ka hoy Izy: Asio ny kapitaly hihetsiketsehan' ny tokonana,
Ary torotoroy hianjera amy ny lohan' izy rehetra,

[1] *Heb.* lamba malailay. [2] *Heb.* mosary. [3] *Na:* ambonin'.

Ka izay sisa aminy dia hovonoiko amy ny sabatra;
Ary tsy hisy afa-mandositra izy,
Sady tsy hisy izay sisa ho afaka akory.
2 Na dia mibosesika ho any amy ny fiainan-tsi-hita [1] aza izy,
Dia any no hanalan' ny tànako azy;
Ary na dia miakatra ho any an-danitra aza izy,
Dia avy any no hampidinako azy.
3 Ary na dia miery any antampony Karmela aza izy,
Dia any no hitadiavako sy hangalako azy;
Ary na dia manafin-tena any ambanin' ny ranomasina aza izy, mba tsy ho hitan' ny masoko,
Dia any no handidiako ny menarana, ka hanaikitra azy.
4 Ary na dia lasan-ko babo eo anoloan' ny fahavalony aza izy,
Dia any no handidiako ny sabatra, ka hamono azy;
Ary hampanandriniko azy ny masoko hahatonga ny loza aminy, fa tsy ny soa.

5 Ary Jehovah, Tompon' ny maro,
No manendry ny tany, ka dia miempo izany,
Ka misaona ny mponina rehetra ao aminy;
Ary dia hihatondraka tahaka any Neily avokoa izany,
Ary hihena indray izy toy ny Neiliny Egypta,
6 Ary manao ny tranony ambony any an-danitra Izy,
Sady manorina ny andohalambony eny ambonin' ny tany;
Ary miantso ny rano eny andranomasina
Ka mampilatsaka azy eny amy ny tany,—
Jehovah no anarany.

7 Moa tsy toy ny taranaky ny Etiopiana va hianareo raha amiko,
Ry Zanak' Isiraely? hoy Jehovah.
Tsy ny Isiraely va no nentiko nivoaka avy tany amy ny tany Egypta,
Ary ny Filisitina avy tany Kaftora,
Ary ny Syriana avy tany Kira?
8 Indro, ny masony Jehovah Tompo no manandrina ity fanjakana feno ota ity,
Ka dia hofongorako tsy ho eo ambonin' ny tany izy;
Kanefa tsy dia hofongorako avokoa ny taranaky Jakoba, hoy Jehovah.
9 Fa, indro, Izaho no handidy,
Ka hosivaniko any amy ny firenena rehetra ny taranaky Isiraely,
Tahaka ny fanasivana vary amy ny sivana;
Nefa tsy hisy voam-bary ho latsaka amy ny tany na dia iray akory aza.
10 Sabatra no hamonoana ny mpanota rehetra amy ny oloko,—
Dia ireo izay manao hoe: Ny loza tsy hanakaiky na hahatratra anay.

11 Amin' izany andro izany dia hatsangako indray ny trano - bongony Davida izay efa nianjera,
Ary hotampenako ny efa banga ao.
Ary hamboariko izay efa rava aminy,
Ka hataoko tahaka ny taloha izy,

[1] *Heb.* Sheola.

12 Mba hananany izay sisa aminy Edoma
Sy amy ny jentilisa rehetra,
Izay hantsoina amy ny anarako,
Hoy Jehovah, Izay manao izany.

13 Indro, avy ny andro, hoy Jehovah,
Izay hahatraran' ny mpiasa tany ny mpijinja,
Ary ny mpanosihosy voaloboka hahatratra ny mpamafy;
Ny tendrombohitra hipoipoitra ranom-boaloboka,
Ary ny havoana rehetra hiempo.
14 Ary hampodiko ny Isiraely avy amy ny fahababoana,
Dia hanangana ny tanàna efa rava izy ka honina ao,
Ary hanao tanimboaloboka izy ka hisotro ny divay avy aminy;
Hanao saha koa izy ka hihinana ny vokatra.
15 Eny, hamboleko ao amy ny taniny izy,
Ka tsy hongotana amy ny taniny izay nomeko azy intsony izy,
Hoy Jehovah Andriamanitrao.

---

# OBADIA.

*Ny fahitany Obadia ny amy ny handravana any Edoma mbamy ny jentilisa sasany noho ny ratsy nataony tamy ny Isiraely, ary ny hampiorenana ny fanjakany Jehovah any Ziona.*

NY fahitany Obadia.
Izao no lazainy Jehovah Tompo ny aminy Edoma:
—Nahare filazana avy taminy Jehovah izahay,
Ary nisy iraka nalefa ho any amy ny jentilisa hanao hoe:
Mitsangàna, aoka isika hitsangana hanafika azy!—
2 Indro, hataoko tsinontsinona eo amy ny firenena hianao,
Eny, ho fanazimbazimba indrindra hianao.
3 Ny avonavon' ny fonao no namitaka anao,
Ry ilay monina ao an-tsefatsefaky ny harambato,
Any amy ny fonenana avo,
Sady manao anakampo hoe:
Iza no hampivarina ahy ho eny an-tany?
4 Na dia miakatra tahaka ny voromahery aza hianao
Ka mametraka ny akaninao eny amy ny kintana,
Dia havariko avy eny hianao, hoy Jehovah.
5 Raha tàhiny misy mpangalatra, na jiolahy alina, tonga ao aminao—
(Indrisy, fongotra hianao!)—
Moa tsy izay hahafa-po azy hiany va no hangalariny?
Raha tàhiny misy mpioty voaloboka tonga ao aminao,
Moa tsy hamela voaloboka sisa hotsimponina va izy?
6 Endrey ny fitady ny any Esao!
Endrey ny fikatsaka ny hareny miafina!
7 Ny olona rehetra izay vita fanekena taminao no nampandeha anao hatramy ny sisin-tany;

Izay tsara fihavanana aminao
no namitaka ka naharesy
anao;
*Izay mihinana* ny haninao no
namela-pandrika ao ambaninao—
Tsy misy fahalalana ao aminy!
8 Moa tsy amin' izany andro
izany va, hoy Jehovah, no
hamongorako ny olon-kendry ao Edoma,
Sy ny manan-tsaina ao antendrombohitry Esao?
9 Ary ho raiki-tahotra ny lehilahy maherinao, ry Temana,
Mba haringana amy ny vonoana ho foana ny any antendrombohitry Esao.

10 Noho ny fampahoriana any
Jakoba rahalahinao dia ho
voasaron-kenatra hianao
Ka ho fongotra mandrakizay.
11 Tamin' ilay andro namitsahanao[1] teny am-pita,
Tamy ny andro namaboan' ny
vahiny ny fananany,
Sy nidiran' ny hafa firenena
teo amy ny vavahadiny,
Ary nanaovany loka any Jerosalema,
Dia mba toy ny anankiray
tamin' ireny koa hianao.
12 Aza finaritra mijery ny andron' ny rahalahinao amy
ny andro ahitany loza izay
tsy misy toa izany;
Ary aza mifaly ny amy ny
taranaky Joda amy ny andro andringanana azy;
Ary aza manao teny miavonavona amy ny andro fahoriana.
13 Aza miditra amy ny vavahadin' ny oloko amy ny
andro ahitany loza;
Aza finaritra mijery ny fahantrany amy ny andro
ahitany loza hianao,
Ary aza maninji-tànana haka
ny fananany amy ny andro
ahitany loza;
14 Aza mamitsaka[2] eo amy ny
sampanan-dàlana hamono
izay afa-nandositra hianao;
Ary aza manolotra izay sisa
aminy amy ny andro fahoriana.
15 Fa efa antomotra amy ny jentilisa rehetra ny androny
Jehovah;
Toy ny nataonao no mba hatao aminao kosa;
Eny, hitsingerina ho eo andohanao ny nataonao.
16 Fa toy ny nisotroanareo teo
an-tendrombohitro masina,
Dia toy izany koa no hisotroan'
ny firenena rehetra mandrakariva,
Eny, hisotro izy ka hitelina,
Ary ho toy ny tsy ary izy.

17 Fa ao an-tendrombohitra
Ziona dia hisy izay sisa
afaka,
Ary ho masina izy;
Ary ny taranaky Jakoba hahalasa ny fananany.
18 Ny taranaky Jakoba ho afo,
Ary ny taranaky Josefa ho
lelafo,
Fa ny taranaky Esao kosa ho
vodivary,
Ary harehitr' ireny izy ka
holevoniny;
Ary tsy hisy sisa afaka ny
taranaky Esao,
Fa Jehovah no efa niteny.
19 Ny any amy ny tany atsimo
no hahalasa ny tendrombohitry Esao;
Ary ny any amy ny tany lemaka amoron-tsiraka[3] no
hahalasa ny Filistina;
Hahalasa ny tanin' ny Efraima
sy ny tany Samaria izy;
Ary Benjamina hahalasa any
Gileada.
20 Ary ny babo amin' izao

[1] *Heb.* nijanonanao. [2] *Heb.* mijanona. [3] *Heb.* Sefela.

Zanak' Isiraely maro be
izao *hahalasa* ny Kananita
hatrany Zarefata,
Ary ny babo[1] tany Jerosa-
lema, izay any Sefarada, dia
hahalasa ny tanàna any
amy ny tany atsimo.

21 Ary hisy mpamonjy miakatra
ho ao an-tendrombohitra
Ziona
Hitsara ny tendrombohitry
Esao;
Ary ho any Jehovah ny fan-
jakana.

---

# JONA.

*Ny nanirahan' Andriamanitra any Jona hankany Ninive, sy ny nandosirany, ary ny nanjo azy noho izany.*

I. ARY tonga taminy Jona, za-
naky Amitahy, ny teniny
Jehovah nanao hoe: 2 Mitsangàna,
mankanesa any Ninive, ilay tanàna
lehibe, ary miantsoa ny amy ny
hamelezana azy, fa tafakatra eto
anatrehako ny faharatsiany.
3 Nefa Jona nitsangana handosi-
tra ho any Tarsisy mba hiala eo
anatrehany Jehovah; ary nidina
tany Jopa izy ka nahita sambo han-
kany Tarsisy, dia nandoa ny kara-
many ka niondrana taminy hiara-
mandeha tamy ny tao ho any Tar-
sisy hiala eo anatrehany Jehovah.
4 Fa Jehovah nahatonga rivotra
mahery teny ambonin' ny ranoma-
sina, dia nanonja mafy ny ranoma-
sina, ka dia efa nila ho vaky ny
sambo. 5 Dia raiki-tahotra ny ma-
tilo, ka samy nitaraina tamy ny
andriamaniny avy, sady nariany
tany anaty ranomasina ny zavatra[2]
tao an-tsambo mba hampahatony ny
loza. Fa Jona kosa efa nidina nan-
kao anaty sambo ka nandry renoky
ny torimaso.
6 Dia nankao aminy ny kapi-
tenin-tsambo ka nanao taminy hoe:
Endrey ity hianao renoky ny tori-
maso foana eto! Mitsangàna, ka
antsoy ny Andriamanitrao, fa an-
gamba hihevitra antsika Andria-
manitra, ka dia tsy ho faty isika.
7 Ary dia samy nanao tamy ny
namany hoe izy: Avia isika hanao
filokana mba hizahantsika izay ma-
hatonga izao loza izao amintsika.
Dia nanao filokana izy, ka Jona no
azo.
8 Dia hoy ireo taminy: Masìna
hianao, lazao aminay: Noho ny
amin' iza moa no mahatonga izao
loza izao amintsika? Inona no raha-
raha fanaonao? Ary avy taiza hia-
nao? Aiza no taninao? Ary avy
amy ny firenen' iza hianao? 9 Dia
hoy izy tamin' ireo: Hebreo aho;
ary Jehovah, Andriamanitry ny
lanitra, no ivavahako, dia Izay na-
nao ny ranomasina sy ny tany
maina.
10 Dia raiki-tahotra indrindra ny
olona ka nanao taminy hoe: Adray
izato ataonao izato! Fa fantany fa
nandositra hiala eo anatrehany Je-
hovah izy, satria efa nambarany
taminy izany. 11 Dia hoy ireo
taminy: Hataonay ahoana ary hia-
nao mba hahatony ny ranomasina
aminay? Fa mbola nihahanonja
hiany ny ranomasina. 12 Ary hoy
izy tamin' ireo: Betao aho, ka atsi-

---

[1] *Na:* marobe izao, *izay any amy* ny Kananita hatrany Zarefata, sy ny babo, etc.
[2] *Heb.* fanaka.

pazo any anatin' ny ranomasina
hahatony ny ranomasina aminareo;
fa fantatro fa noho ny amiko no
mahatonga izao onja mahery izao
aminareo.
13 Nefa namaky onja fatratra ny
olona mba hamerina ny sambo ho
amy ny tany maina, fa tsy zakany,
satria ny ranomasina mbola nihana-
nonja mafy taminy. 14 Dia nita-
raina taminy Jehovah izy ka nanao
hoe: Mifona aminao izahay, Jehovah
ô, aoka tsy ho faty izahay noho ny
amy ny ain' ity lehilahy ity, ary aza
atao no mpandatsaka ra marina
izahay; fa Hianao, Jehovah ô, efa
nanao izay sitraky ny fonao. 15
Dia nobetain' izy ireo Jona ka natsi-
piny tany anatin' ny ranomasina;
ary dia nitsahatra ny fisafoaky ny
ranomasina. 16 Dia natahotra any
Jehovah indrindra ireo olona ireo ka
namono zavatra hatao fanatitra ho
any Jehovah sady nivoady.

*Ny namonjena any Jona, sy ny vavaka aman-tsaotra nataony.*

II. ARY Jehovah nanomana ha-
zandrano lehibe hitelina
any Jona. Ary Jona dia tao an-
kibon' ilay hazandrano hateloan'
andro sy hateloan' alina. 2 Dia ni-
vavaka taminy Jehovah Andriama-
niny tao an-kibon' ny hazandrano
Jona 3 ka nanao hoe:

Niantso any Jehovah tamy ny fahoriako aho,
Ka dia namaly ahy Izy;
Tao anatin' ny fiainan-tsi-hita [1] no nitarainako,
Dia nihaino ny feoko Hianao.
4 Fa efa natsipinao tao amy ny lalina aho,
Dia tao amy ny ranomasina,
Ka voasafotry ny riaka aho;
Nanarona ahy ny alon-dranonao sy ny onjanao rehetra.
5 Dia hoy izaho: Voaroaka tsy ho eo anatrehanao aho,
Nefa mbola nanatrika ny tempolinao masina hiany.
6 Ny rano nanarona ahy hatramy ny aiko,
Ny lalina namefy ahy manodidina;
Ny zava-maniry any an-dranomasina nisingotra manodidina ny lohako.
7 Tafalatsaka tany amy ny fanambanin' ny tendrombohitra aho;
Ny hidin' ny tany nanidy ahy mandrakizay;
Nefa nampiakatra ny aiko avy tao an-davaka Hianao, Jehovah Andriamanitro ô.
8 Raha reraka tato anatiko ny fanahiko,
Dia nahatsiaro any Jehovah aho;
Ka tonga tao aminao ny fivavako,
Dia tao amy ny tempolinao masina.
9 Izay mivavaka amy ny sampy [2]
Dia mahafoy Izay Mpamindra fo aminy [3]
10 Fa izaho, dia feo midera no entiko mamono zavatra hatao fanatitra ho Anao,
Ary izay nivoadiako dia hefaiko;
Any Jehovah ny famonjena.

11 Ary Jehovah nandidy ilay hazan-
drano, ka dia naloany ho eny amy
ny tany maina Jona.

*Ny nitoriany Jona teny tao Ninive.*

III. ARY tonga fanindroany ta-
miny Jona ny teniny Je-
hovah nanao hoe: 2 Mitsangàna, ka
mankanesa any Ninive, ilay tanàna
lehibe; ary torio aminy ny teny izay
lazaiko aminao. 3 Dia nitsangana
Jona ka nankany Ninive araka ny
teniny Jehovah. Ary Ninive dia
tanàna lehibe teo anatrehan' Andria-
manitra, dia làlana hateloana.

[1] *Heb.* Sheola. [2] *Heb.* zava-poana mandainga. [3] *Heb.* ny famindrampony.

4 Ary Jona niantomboka nan-
deha [1] tao an-tanàna làlana indray
andro ka nitory hoe: Rehefa afaka
efa-polo andro, dia horavana Ninive.
5 Dia nino an' Andriamanitra ny
mponina tao Ninive ka niantso
fifadian-kanina sady nitafy lamba
fisaonana hatramy ny lehibe ka ha-
tramy ny kely. 6 Ary nony efa ren'
ny mpanjakany Ninive izany, dia
nitsangana niala tamy ny seza fian-
drianany izy, ka nanaisotra ny
akanjom-boninahiny, dia nisarona
lamba fisaonana sady nipetraka tamy
ny lavenona. 7 Ary nasaina nan-
tsoina sy nambara erany Ninive
araka ny didin' ny mpanjaka sy ny
mpanapaka hoe: Aza avela hisy ha-
nendry hanina akory, na olona, na
biby fiompy, dia ny ondry aman-osy
sy ny omby; eny, aza avela hisy
hihinana na hisotro rano akory ireo.
8 Fa aoka samy hisarona lamba
fisaonana ny olona sy ny biby fiompy,
ary aoka hitaraina mafy amin' An-
driamanitra izy, ary aoka samy ha-
hafoy ny làlany ratsy sy ny fando-
zana eny an-tànany avy izy rehetra.
9 Fa angamba hiverina hiany An-
driamanitra ka hanenina ary hiala
amy ny fahatezerany mirehitra, mba
tsy ho lany ritra isika?

10 Ary rehefa hitan' Andriama-
nitra ny nataon' ireo ny amy ny
nialany tamy ny làlan-dratsiny, dia
nanenina Izy ny amy ny loza izay
nolazainy hamelezany azy, ka tsy
nataony izany.

*Ny nimonomononany Jona, sy ny nananaran' Andriamanitra azy.*

IV. FA tsy sitraky Jona indrindra
izany, ka nirehitra ny fa-
hatezerany. 2 Dia nivavaka taminy
Jehovah izy ka nanao hoe: Mifona
aminao aho, Jehovah ô, tsy izao hiany
va no efa nolazaiko fony aho mbola
tany amy ny taniko? Fa ny andrao
hisy toy izao no nandosirako ho any
Tarsisy, satria fantatro fa Hianao
dia Andriamanitra mamindra fo sy
miantra, mahari-po sady be famin-
drampo ary manenina ny amy ny
loza. 3 Koa mifona aminao aho
ankehitriny, Jehovah ô, esory ny
aiko; fa aleoko ho faty toy izay ho
velona.

4 Fa hoy Jehovah: Moa mety va
izao firehitry ny fahatezeranao izao?

5 Dia nivoaka ny tanàna Jona [2]
ka nipetraka teo atsinanan-tanàna;
ary nanao trano rantsan-kazo ho azy
teo izy ka nipetraka teo ambanin'
ny alokalony ambara-pahitany izay
hiafaran' ny tanàna. 6 Ary Jeho-
vah Andriamanitra nanomana tanan-
tanamanga, ka nampaniriny hanalo-
kaloka any Jona izany ho alokaloky
ny lohany, hanafaka ny alahelony.
Ka dia nahafaly any Jona indrindra
ny tanantanamanga.

7 Kanjo nony ampitso maraina
dia nanomana fositra koa Andria-
manitra, ka mamely ilay tanantana-
manga iny, dia nalazo io. 8 Ary
nony niposaka ny masoandro, An-
driamanitra dia nanomana rivotra
mahamay avy any atsinanana, ary
dia namely ny lohany Jona ny maso-
andro, dia ana izy ka nangataka ny
ho faty, nanao hoe: Aleoko ho faty
toy izay ho velona.

9 Fa hoy Andriamanitra taminy
Jona: Moa mety va izao firehitry
ny fahatezeranao ny amy ny tanan-
tanamanga izao? Ary hoy izy:
Mety ny hahatezerako na dia man-
dra-pahafatiko aza.

10 Dia hoy Jehovah: Hianao
malahelo ny tanantanamanga izay
tsy nisasaranao na nampanirinao,
dia ilay naniry indray alina monja
ary maty indray alina koa; 11 ka
moa Izaho tsy mba halahelo any
Ninive, ilay tanàna lehibe va, izay
misy olona tsy omby roa alina sy
iray hetsy, izay tsy mahafantatra
ny havanany sy ny haviany, sady
be biby fiompy koa?

[1] *Heb.* niditra.

[2] *Na:* Ary Jona efa nivoaka ny tanàna.

# MIKA.

I. NY teniny Jehovah izay tonga taminy Mika Morastita tamy ny andro nanjakany Jotama sy Ahaza ary Hezekia, mpanjakan' ny Joda,—dia ilay hitany ny aminy Samaria sy Jerosalema.

*Ny loza hanjo any Samaria sy Joda.*

2 SAMIA mihaino hianareo, ry firenena rehetra;
Atongilano ny sofinareo, ry tany sy izay zavatra rehetra eo aminy;
Ary aoka Jehovah Tompo no ho vavolombelona hanameloka anareo,
Dia Jehovah avy ao amy ny tempoliny masina.
3 Fa, indro, Jehovah mivoaka avy ao amy ny fitoerany
Ary midina ka mandia ny havoana amy ny tany.
4 Miempo ao ambaniny ny tendrombohitra,
Ary mivava ny lohasaha,
Tahaka ny savoka taninin' ny afo,
Sy tahaka ny rano akorotsaka eny amy ny hantsana.
5 Noho ny fahadisoany Jakoba sy ny fahotan' ny taranaky Isiraely no isian' izany rehetra izany.
Iza no nahadiso any Jakoba?
Tsy Samaria va?
Ary iza no fitoerana avony Joda?
Tsy Jerosalema va?
6 Koa Samaria dia hataoko korontam-bato any an-tsaha
Sy tany fambolem-boaloboka;
Ary hakorotsako ho any andohasaha ny vatony,
Ka haharihariko ny fanorenany.
7 Hotorotoroina ny sampiny voasokitra rehetra,
Ary hodorana amy ny afo ny tanginy rehetra,
Sady hofoanako ny sampiny rehetra;
Tangin' ny vehivavy janga no nanangonany ireny,
Ary hody ho tangin' ny vehivavy janga indray izy.

8 Koa izany no hitomaniako sy hidradradradrako,
Ka handeha sady norobaina no mitanjaka aho;
Hikaonkaona [1] toy ny amboadia [2] aho
Ary hikiakiaka [3] toy ny ostritsa.
9 Fa tsy azo sitranina ny feriny Samaria; [4]
Fa mihatra aminy Joda izany
Ary mahatratra ny vavahadin' ny oloko aza, dia any Jerosalema.
10 Aza ambaranareo any Gata izany,
Aza mitomany akory!
Mihosinkosina [5] vovoka ao Beti-leafra [6] aho.
11 Mandehana mitanjaka mitondra henatra, ry mponina ao Safira; [7]
Tsy mivoaka ny mponina ao Zanana;

---

[1] *Heb.* hisaona. [2] *Na:* jakala. [3] *Heb.* hitomany. [4] *Heb.* ny feriny.
[5] *Na:* Mihosinkosena . . . . hianao. [6] Beti-leafra = Fitoeram-bovoka.
[7] Safira = Tsara tarehy.

Ny fisaonany Beti-haezela no misakana anareo tsy hijanona ao.
12 Fa malahelo[1] ny soa ny mponina ao Marota,[2]
Satria loza no efa nidina avy taminy Jehovah ho ao ambavahadiny Jerosalema.
13 Fehezo amy ny soavaly haingam-pandeha ny kalesy, ry mponina ao Lakisy;
Niandohan' ny fahotany Ziona zanakavavy iny,
Fa tao aminao no nahitana ny fahadisoany Isiraely.
14 Koa izany no hanomezanao taratasy fisaorana ho any Moreseta-gata;
Ranotrambo ho any ny mpanjakan' ny Isiraely ireo tranony Akziba.[3]
15 Mbola hitondrako olon-kandova hianao,
Ry mponina ao Maresa;[4]
Ho tonga hatrany Adolama aza ny voninahitry Isiraely.
16 Miheteza sy mikakasa
Noho ny zanakao nahafinaritra;
Halehibiazo ny solanao ho toy ny any ny volitora,
Fa lasan-ko babo niala taminao izy.

*Ny heloky ny Isiraely, sy ny hampijaliana azy, ary ny mbola hampodiana azy indray.*

II. LOZAN' izay mamoron-keloka
Sy misaintsain-dratsy ao am-pandriany!
Ary nony maraina ny andro, dia manatanteraka izany izy,
Satria manan-kery ny tànany.
2 Ary mitsiriritra saha izy ka maka izany an-keriny,
Sy trano koa ka mahalasa azy;
Ary mampahory olona mbamy ny ankohonany izy,
Dia ny olona mbamy ny lovany.

3 Koa izao no lazainy Jehovah:
Indro, mamorona loza hamelezana ity firenena ity Aho,
Izay tsy hahazoanareo hanafaka ny vozonareo,
Ka tsy handeha miandranandrana hianareo,
Satria andro mampahory izany.
4 Amin' izany andro izany no hanaovana oha-teny handatsana anareo,
Ka hitomaniana sy hidradradradrana hoe: Efa levona izao!
Eny, hiteny izy hoe: Fongana tokoa isika;
Ataony fanakalo zavatra ny anjaran' ny oloko;
Endrey! afindrany hiala amiko izany!
Samy zarainy ho any ny mpiodina avy ny tanintsika!
5 Koa tsy hisy aminao hanenjana famolaina akory hanaovana filokana
Ao amy ny fiangonany Jehovah.

6 Aza miteniteny[5] hianareo, hoy ny fiteniteniny;[5]
Aoka tsy hiteniteny[5] ny amin' ireto izy,
Tsy hita lany[6] ny fanalambaraka ataony!

7 He! izany teny izany! ry taranaky[7] Jakoba,
Malaky tezitra va ny Fanahiny Jehovah?
Ireto va no asa fanaony?

---

[1] *Heb.* manaintaina. [2] Marota = Fangidiana. [3] Akziba = Ranotrambo.
[4] Maresa = Lova. [5] *Heb.* mampitete. [6] *Na:* Raha tsy miteniteny amin' ireto izy, dia tsy ho afaka. [7] *Na:* He! hianao izay atao hoe taranaky.

Tsy mahasoa izay mandeha mahitsy va ny teniko?
8 Vao omaly no omaly no nitsanganan' ny oloko ho fahavalo;
Sendahanareo hiala eo amy ny lamba ny kapôtin' izay mandeha tsy manana ahiahy,
Dia izay tsy tia ady.
9 Ny vehivavy eo amy ny oloko dia roahinareo hiala amy ny tranony mahafinaritra;
Esorinareo hiala mandrakizay amy ny zanany madinika ny voninahitro.

10 Mitsangàna, ka mialà
(Fa tsy eto no fitsaharana),
Satria misy fahalotoana mahatonga fandringanana eto, eny, fandringanana mafy.
11 Raha misy manaraka ny rivotra sy ny lainga ka mandainga hoe:
Hitori-teny [1] aminao ny amy ny divay sy ny zava-mahamamo aho,
Dia izy no ho mpitori-tenin' [2] ity firenena ity.

12 Hamory anareo rehetra tokoa Aho, ry Jakoba,
Ary hanangona ny sisa amy ny Isiraely tokoa,
Hakambako toy ny ondry any amy ny vala [3] izy,—
Toy ny ondry andiany ao amy ny tany fiandrasana;
Hitabataba izy noho ny hamaroan' ny olona.
13 Ny mpanabanga miakatra eo alohany,
Manabanga izy ka mandroso ho eo amy ny vavahady,
Dia mivoaka eo aminy;
Ny mpanjakany mandroso eo alohany,
Ary Jehovah no mitarika azy.

*Ny nahadiso ny lehiben' ny Isiraely sy ny mpaminany, ary ny handravana any Jerosalema.*

III. ARY hoy izaho:
Masìna hianareo, mihainoa, ry loholony Jakoba,
Sy hianareo mpanapaka ny taranaky Isiraely:
Tsy anjara-raharahanareo va ny hahalala ny rariny?
2 Dia hianareo izay mankahala ny tsara ka tia ny ratsy,
Izay manendaka ny hoditry ny olona
Sy ny nofony amy ny taolany,
3 Eny, hianareo izay homana ny nofon' ny oloko koa
Sady manendaka ny hodiny
Ary mamakivaky ny taolany;
Eny, mitetika azy toy ny hatao am-bilany izy,
Ary toy ny hena ao anatin' ny fahandroan-kena.
4 Amin' izany dia hitaraina aminy Jehovah izy,
Nefa tsy hohenoiny;
Hanafina ny tavany aminy amin' izany andro izany Izy
Araka ny faharatsian' ny nataon' ireo.

5 Izao no lazainy Jehovah ny amy ny mpaminany izay mampaniasia ny oloko,—dia ireo izay manaikitra amy ny nifiny, nefa mitory fiadanana, ary izay tsy manisy hanina eo am-bavany kosa dia iantsoany hanaovana ady masina.
6 Koa izany no hisian' ny alina aminareo, ka tsy hisy fahitana,
Ary ny maizina aminareo, ka tsy hisy fankatovana;
Fa hilentika tsy hanazava ny mpaminany ny masoandro,

---

[1] *Heb.* Hampitete. [2] *Heb.* mpampiteten'. [3] *Na:* any Bozra.

Ary ho maizina aminy ny andro.
7 Dia ho menatra ny mpahita,
Ary hangaihay ny mpanao fankatovana;
Eny, hitampim-bava avokoa izy rehetra,
Satria tsy misy valiny avy amin' Andriamanitra.
8 Fa izaho kosa dia feno hery, dia[1] ny Fanahiny Jehovah,
Mbamy ny rariny sy ny faherezana,
Mba hanambara aminy Jakoba ny helony
Sy aminy Isiraely ny fahotany.

9 Masìna hianareo, mihainoa izao,
Ry loholon' ny taranaky Jakoba,
Sy ry mpanapaka ny taranaky Isiraely,
Dia hianareo izay manao ny rariny ho fahavetavetana
Sy mamadika ny hitsiny rehetra,
10 Dia izay manangana any Ziona amy ny fandatsahandra
Sy Jerosalema amy ny faharatsiana.
11 Ny mpifehiny mitsara hahazoany kolikoly,
Ary ny mpisorony mampianatra hahazoany karama,
Ary ny mpaminany manao fankatovana hahazoany vola;
Nefa Jehovah mbola iankinany hiany hoe:
Tsy ato amintsika va Jehovah?
Tsy hisy loza hanjo antsika.
12 Koa dia hasaina toy ny tanimboly Ziona noho ny nataonareo,
Ary Jerosalema ho tonga korontam-bato,
Ary ny tendrombohitra misy ny trano dia ho tonga toy ny havoana mifono ala.

*Ny hampodiany Jehovah ny voninahitry Ziona, rehefa avy nampahorina izy.*

IV. ARY izao no ho tonga any am-parany:
Ny tendrombohitra misy ny tranony Jehovah dia haorina eo an-tampon' ny tendrombohitra
Ary hasandratra ho avo noho ny havoana;
Ary ny firenena hitanjozotra hankany.
2 Eny, maro ny jentilisa no hiainga ka hanao hoe:
Andeha isika hiakatra any an-tendrombohitry Jehovah,
Ho any an-tranon' Andriamanitry Jakoba,
Mba hampianarany antsika ny amy ny làlany,
Ka handehanantsika amy ny atorony;
Fa avy any Ziona no hivoahan' ny lalàna,
Ary avy any Jerosalema ny teniny Jehovah.
3 Ary hitsara ny adin' ny firenena maro Izy
Ka hampiaiky ny firenena mahery hatrany amy ny lavitra;
Dia hanefy ny sabany ho fangady ireny
Ary ny lefony ho fanetezamboaloboka;
Ny firenena tsy hanainga sabatra hifamely
Na hianatra ady intsony.
4 Fa samy hipetraka eny ambanin' ny voalobony sy ny aviaviny izy,
Ary tsy hisy hanaitaitra azy;
Fa ny vavany Jehovah, Tompon' ny maro, no efa niteny.
5 Fa ny firenena rehetra samy

[1] *Na:* amy.

mandeha amy ny anaran'
ny andriamaniny avy;
Fa isika kosa handeha amy
ny anarany Jehovah Andriamanitsika mandrakizay
doria.

6 Amin' izany andro izany,
hoy Jehovah,
No hanangonako ny mandringa
Sy hamoriako izay noroahina
Mbamin' izay nampahoriko;
7 Ary ny mandringa no hapetrako ho sisa,
Ary izay noroahina lavitra ho
firenena mahery;
Ary Jehovah hanjaka aminy
ao an-tendrombohitra Ziona
Hatramin' izany ka ho mandrakizay.

8 Ary hianao, ry tilikambon' ny
andiany,[1]
Tendrombohitry Ziona[2] zanakavavy,
Aminao no ho tonga izany,
eny, ho tonga ny fanapahana voalohany,
Dia ny fanjakany[3] Jerosalema zanakavavy.
9 Koa nahoana no mitaraina
mafy hianao?
Moa tsy misy mpanjaka va
ao aminao,
Sa lany ringana avokoa ny
mpanolo-tsainao,
No dia azon' ny fanaintainana
hianao, toy ny vehivavy
raha miteraka?
10 Ry Ziona zanakavavy, mararia, ka manezaha,
Toy ny vehivavy raha miteraka!
Fa ankehitriny dia hivoaka
avy any an-tanàna hianao
Ka hipetraka any an-tsaha,
Ary dia ho tonga hatrany
Babylona aza;
Any no hamonjena anao,
Eny, any no hanavotany Jehovah anao ho afaka amy
ny tànan' ny fahavalonao.

11 Ary ankehitriny dia tafangona hamely anao ny
firenena maro,
Izay manao hoe: Aoka halam-baraka[4] Ziona,
Ary aoka ny masontsika ho
faly mijery azy.
12 Kanjo tsy fantatr' ireny ny
hevitry Jehovah,
Na azony ny fisainany;
Fa efa nanangona azy toy ny
amboara ho ao am-pamoloana Izy.
13 Mitsangàna, ka miveleza, ry
Ziona zanakavavy,
Fa ny tandrokao hataoko vy,
Ary ny kitronao hataoko varahina,
Ka hanorotoro firenena maro
hianao;
Dia hatolotro[5] ho any Jehovah ny hareny,
Ary ho any ny Tompon' ny
tany rehetra ny fananany.
14 Koa mivory ho andiany hianao, ry zanakavavin' ny
andiany!
Manao fahirano antsika izy,
Mamely tsorakazo ny takolaky ny mpitsaran' ny
Isiraely izy.

*Ny hahaterahan' ny Mesia, sy ny ho toetry ny fanjakany.*

V. FA hianao, ry Betlehema Efrata,
Izay kely tsy tokony ho isan'
ny arivony Joda akory,
Dia avy ao aminao no hivoahan' izay anankiray ho
Mpanapaka ho Ahy ao amy
ny Isiraely;
Hatry ny fahagola no efa ni-

[1] *Na:* tilikambony Edera. [2] *Na:* Ofelany Ziona. [3] *Na:* hanjakana aminy.
[4] *Heb.* holotoina. [5] *Heb.* hataoko herema.

voahany, dia hatrizay hatrizay.
2 Koa dia hatolony ireny,
Ambara-pihavin' ny fotoana hiterahan' izay anankiray hiteraka;
Ary izay sisa amy ny rahalahiny dia hiverina mbamy[1] ny Zanak' Isiraely.
3 Ary hitsangana Izy hiandry *ny ondriny* amy ny heriny Jehovah,
Sy amy ny voninahitry ny anarany Jehovah Andriamaniny,
Ka handry fahizay ireny,
Fa izao dia ho lehibe hatrany amy ny faran' ny tany Izy.
4 Ary Izy no ho fiadanana;
Raha tonga eto amy ny tanintsika ny Asyriana
Ka miditra ao amy ny tranobentsika,
Dia hanangana mpiandry ondry fito sy mpanapaka valo hisakana azy isika.
5 Ary handany ny tany Asyria amy ny sabatra
Sy ny taniny Nimroda ao antanànany[2] ireo;
Ary Izy hamonjy amy ny Asyriana,
Raha tonga amy ny tanintsika sady manitsaka ato amy ny fari-tanintsika ireny.

6 Ary izay sisa aminy Jakoba ao amy ny firenena maro
Dia ho tahaka ny ando avy aminy Jehovah,
Sy tahaka ny ranonorana eny amy ny ahitra,
Izay tsy manantena mpaniraka,
Na miandry zanak' olombelona.
7 Ary izay sisa aminy Jakoba ao amy ny jentilisa,
Ao amy ny firenena maro,
Dia ho tahaka ny liona amy ny biby any an-ala,
Sy ho tahaka ny liona tanora ao amy ny andian' ny ondry aman-osy:
Raha mamaky eo izy, dia manitsakitsaka sy mamiravira, ka tsy misy mahavonjy.
8 Aoka haingaina amy ny rafilahinao ny tànanao,
Ary aoka ho ringana ny fahavalonao rehetra.

9 Ary amin' izany andro izany, hoy Jehovah,
Dia haringako tsy ho eo aminao intsony ny soavalinao,
Ary hofonganiko ny kalesinao;
10 Hofoanako ny tanàna amy ny taninao,
Ary harodako ny tanànanao mimanda rehetra;
11 Hofoanako tsy hisy amy ny tànanao ny fankatovanao,
Ary tsy hanana mpanandro intsony hianao.
12 Hofoanako tsy hisy aminao koa ny sampinao voasokitra
Sy ny tsangam-baton-tsampinao;
Ary tsy hiankohoka eo anatrehan' ny asan' ny tànanao intsony hianao.
13 Hongotako tsy ho eo aminao ny Aserahanao;[3]
Ary horavako koa ny tanànanao.[4]
14 Ary ny fahatezerana sy ny fahavinirana no hamaliako ny firenena izay tsy mihaino.

*Teny fampibebahana ny Isiraely.*

VI. MASÌNA hianareo, mihainoa izay lazainy Jehovah:
Mitsangàna, mandahara eo anoloan' ny tendrombohitra,

---

[1] *Na:* ho any.
[2] *Heb.* am-bavahadiny.
[3] *Anaran' andriamani-tsi-izy, na ny sariny.*
[4] *Na:* haringako koa ny fahavalonao.

Ary aoka ho ren' ny havoana ny feonao.
2 Mihainoa ny adiny Jehovah hianareo, ry tendrombohitra,
Sy hianareo, ry fanorena-matezan' ny tany;
Fa Jehovah manana ady amy ny olony,
Eny, amy ny Isiraely no ifandaharany.

3 Ry oloko, inona no nataoko taminao?
Inona no nanasarako anao?
Tondroy maso ary Aho.
4 Fa nentiko niakatra avy tany amy ny tany Egypta hianao
Sady navotako avy tao amy ny trano nahandevozana;
Dia nirahiko hitarika anao Mosesy sy Arona ary Miriama.
5 Ry oloko, mba tsarovy ny saina nataony Balaka, mpanjakany Moaba,
Sy izay navaliny Balama, zanaky Beora, azy,
*Ary izay natao* hatrany Sitima ka hatrany Gilgala,
Hahafantaranareo ny asa marina nataony Jehovah.

6 Inona no ho entiko manatona any Jehovah
Sy miondrika eo anatrehan' Andriamanitra Izay any amy ny avo?
Hanatona Azy mitondra fanatitra odorana
Sy ny ombilahy kely iray taona va aho?
7 Ho sitraky Jehovah va ny ondrilahy arivoarivo,
Na renirano diloilo iray alina?
Hanolotra ny lahimatoako noho ny fahadisoako va aho,
Na ny ateraky ny kiboko noho ny fahotan' ny fanahiko?
8 Ry olombelona, efa naseho anao izay tsara
Sy izay ilainy Jehovah aminao,
Dia izao hiany: Ny hanao ny marina sy ny ho tia famindrampo
Ary ny hanaraka an' Andriamanitrao amy ny fanetrentena.

9 Manaitra ny tanàna ny feony Jehovah,
Ary mahita ny anaranao ny hendry; [1]
Henoinareo ny tsorakazo sy Izay nanendry azy.
10 Mbola misy rakitry ny faharatsiana hiany va ao an-tranon' ny ratsy fanahy
Sy ny famarana [2] tsy ampy izay voaozona?
11 Mety madio va aho raha manana mizana mandainga
Sy kitapo misy vato tsy marina?
12 Fa feno loza ny mpanan-karenany,
Mandainga ny mponina ao aminy,
Ary ny lelany dia fitaka eo am-bavany.
13 Izaho kosa dia hikapoka maharary anao
Amy ny fandringanako anao noho ny helokao.
14 Hianao hihinana, nefa tsy ho voky,
Fa mbola ho ao anatinao hiany ny fahanoananao;
Hampirina hianao, nefa tsy hahavonjy,
Ary izay voavonjinao aza dia hatolotro ho amy ny sabatra.
15 Hianao hamafy, nefa tsy hijinja;
Hianao hanosihosy oliva, nefa tsy hihosotra diloilo,
Ary hanosihosy ranom-boaloboka, nefa tsy hisotro divay;
16 Fa fatra-pitandrina ny lalàny Omry

[1] *Heb.* ny fahendrena; *na:* Ary fahendrena no kendren' ny anaranao. [2] *Heb.* efaha.

Sy ny asan' ny taranaky Ahaba rehetra hianareo
Sady manaraka ny fisainany,—
Mba hanolorako anao ho figagana,
Ary ny mponina any ho zavatra mampisitrisitra,
Ka dia hitondra ny latsan' ny oloko hianareo.

*Ny faharatsian' ny Isiraely, sy ny hanjo azy, ary ny hibebahany, sy ny hamindran' Andriamanitra fo aminy.*

VII. LOZAKO! fa efa tonga toy ny fiotazam-boankazo aho
Sy toy ny fitsimponam-boaloboka,
Tsy misy salohy hohanina,
Na aviavy mialintaona, izay irin' ny fanahiko.
2 Lany tsy misy amy ny tany intsony ny tsara fanahy;
Eny, tsy misy olo-marina ao amy ny olombelona;
Samy manotrika handatsa-dra avokoa izy,
Eny, mihaza ny rahalahiny amy ny harato izy rehetra.
3 Vonona hanao ratsy ny tànany;
Mila ny mpanapaka,
Azon-kolikoly ny mpitsara,
Ary ny lehibe milaza ny fitsiriritan' ny fanahiny,
Koa izany no entiny mandrarirary azy.
4 Na dia ny tsara indrindra ao aminy aza dia toy ny roy,
Ary na dia ny mahitsy indrindra ao aminy aza dia ratsy noho ny fefy tsilo;
Avy ny andron' ny tilinao, izay hamaliana anao;
Amin' izany dia vao ho very hevitra hianao.[1]
5 Aza matoky namana hianareo,
Aza mahazo am-po izay sakaiza mahazatra;
Fa ambeno ny varavaran' ny vavanao na dia amin' izay andefimandrinao aza.
6 Fa ny zanakalahy manamavo ny rainy,
Ny zanakavavy mitsangankanohitra ny reniny,
Ary ny vinantovavy hanohitra ny rafozani-vavy;
Ary ny ankohonan' ny olona hiany no fahavalony.

7 Fa izaho kosa dia hanandrandra any Jehovah,
Eny, hiandry an' Andriamanitry ny famonjena ahy aho;
Andriamanitro no hihaino ahy.
8 Aza mifaly ahy, ry fahavaloko,
Fa na dia lavo aza aho, mbola hiarina hiany;
Raha mitoetra ao amy ny maizina aho,
Dia Jehovah no fahazavana ho ahy.
9 Ny fahatezerany Jehovah dia hiaretako hiany—
Fa efa nanota taminy aho—
Ambara-pandahany ny teniko
Sy hanomezany rariny ho ahy;
Hamoaka ahy ho amy ny mazava Izy,
Ka ho faly aho mahita ny fahamarinany.
10 Dia hahita izany ilay fahavaloko ka hosaronan-kenatra,
Dia ilay nanao tamiko hoe: Aiza Izay Jehovah Andriamanitrao?
Ho faly mahita azy ny masoko;
Ankehitriny dia ho fanitsakitsaka toy ny fotaka eny andàlambe izy.

11 He ny andro hananganana ny màndanao!
Amin' izany andro izany dia hitarina ny faritra.[2]

---

[1] *Heb.* izy.

[2] *Na:* ho lavitra ny didy.

12 Amin' izany andro izany koa dia hanatona anao ny olona
Avy any Asyria sy avy any amy ny tanànany Egypta,[1]
Eny, hatrany Egypta[1] ka hatramy ny Ony,[2]
Ary hatramy ny ranomasina ka hatramy ny ranomasina,
Ary hatramy ny tendrombohitra ka hatramy ny tendrombohitra.
13 Nefa ho lao ny tany noho ny amy ny mponina eo aminy,
Dia noho ny vokatry ny asany.

14 Ny tehinao no ento miandry ny olonao,
Dia ny ondry lovanao,
Izay monina mitokana, dia any an-ala ao an-tampony Karmela;
Aoka handrasana any Basana sy Gileada ireny
Toy ny tamy ny andro taloha ela.
15 Toy ny tamy ny andro nivoahanao avy tany amy ny tany Egypta
No hanehoako azy zava-mahagaga.
16 Hahita izany ny jentilisa,
Ka hahamenatra azy ny heriny rehetra;
Hitampim-bava izy,
Ho tonga marenina ny sofiny.
17 Hilelaka ny vovoka toy ny menarana izy;
Hiala amin-kovitra avy ao amy ny fiarovany mafy tahaka ny biby mikisaka amy ny tany izy;
Jehovah Andriamanitsika dia hohatoniny amin-kovitra,
Eny, hatahotra Anao izy.

18 Iza no Andriamanitra tahaka Anao,
Izay mamela heloka
Sady mandalo ny fahadisoan' ny sisa amy ny lovany?
Tsy mitana ny fahatezerany ho mandrakizay Izy,
Fa tia famindrampo.
19 Hamindra fo amintsika indray Izy
Ka hanitsakitsaka ny fahotantsika,—
Eny, harianao ho any amy ny ranomasina lalina ny fahotany rehetra.
20 Hanefa fahamarinana ho any Jakoba Hianao
Sy famindrampo ho any Abrahama,
Dia ilay niananananao tamy ny razanay hatramy ny andro taloha ela.

---

# NAHOMA.

*Ny handravana any Ninive noho ny fandozany.*

I. FAMINANIANA ny amy ny loza hanjo any Ninive, dia ny bokin' ny fahitany Nahoma Elkosita.
2 Andriamanitra saro-piaro sy mamaly heloka Jehovah;
Jehovah dia Mpamalyheloka sady be fahatezerana;
Jehovah dia Mpamaly ny rafilahiny
Ary mitahiry fahatezerana

---

[1] *Heb.* Mazora.

[2] Eofrata.

hamelezany ny fahavalony.
3 Mahari-po Jehovah sady be hery
Ary tsy mety manamarina ny meloka;
Amy ny tadio sy ny tafiodrivotra no làlany Jehovah,
Ary rahona no vovoky ny tongony.
4 Miteny mafy ny ranomasina Izy ka mahatankina azy
Ary mandritra ny ony rehetra;
Malazo Basana sy Karmela,
Ary malazo koa ny voniny Libanona.
5 Mihorohoro eo anatrehany ny tendrombohitra,
Sady miempo ny havoana,
Ary mientanentana eo anatrehany ny tany,
Dia ny tany onenana sy ny mponina rehetra ao aminy.
6 Iza no mahatoetra eo anoloan' ny fahavinirany?
Ary iza no mahatanty ny firehitry ny fahatezerany?
Aidina toy ny afo ny fahatezerany,
Ary mirodana eo anoloany ny vatolampy.
7 Tsara Jehovah, fiarovana mafy amy ny andro fahoriana,
Ka mahalala izay mialoka aminy.
8 Fa amy ny riaka manafotra no anafoanany ny fitoerany,
Ary ny fahavalony dia henjehiny ho any amy ny [1] maizina.

9 Inona no heverinareo ho enti-manohitra any [2] Jehovah?
Fahafonganana no hataony,
Tsy hiverina fanindroany ny fahoriana.
10 Fa na dia miforiporitra toy ny tsilo aza ireny
Sady vonton' ny divay mahery fibobohany,
Dia ho levona tokoa toy ny vodivary maina [3] izy.
11 Avy tao aminao no nivoahan' ny anankiray izay misaindratsy ho enti-manohitra any Jehovah
Sady mamoron-kevi-dratsy.

12 Izao no lazainy Jehovah:
Na dia tsy latsaka isa ka mbola maro aza ireny,
Dia hofongorana hiany izy ka ho levona;
Fa efa nampahory anao Aho,
Ka tsy hampahory anao intsony.
13 Fa ankehitriny hotapahiko ny ziogany ho afaka aminao,
Ary hotosako ny famatorana anao.
14 Ary Jehovah efa nandidy ny aminao hoe:
Tsy ho velo-maso intsony ny anaranao;
Hataoko tapaka tsy ho ao antranon' ny andriamanitrao ny sarin-javatra voasokitra sy ny sarin-javatra andidina;
Hanao ny fasana ho anjaranao Aho, satria hita fa latsadanja hianao.

---

II. INJANY! any an-tendrombohitra ny tongotry ny mitondra teny soa mahafaly
Sady mitory fiadanana!
Tandremo ny andro firavoravoanao, ry Joda,
Efao ny voadinao;
Fa tsy handeha hamaky eo aminao intsony ilay tena ratsy fanahy,
Indray ripaka izy rehetra.

---

[1] *Na:* henjehin' ny; *na:* henjehiny amy ny. [2] *Na:* Ahoana no hevitrareo ny aminy.
[3] *Na:* Dia ho levona toy ny vodivary karankaina.

2 Misy mpanorotoro miakatra hamely anao;
Ambeno ny mànda,
Tazano ny làlana,
Hatanjaho ny valahanao,
Hetseho mafy ny herinao!
3 Fa Jehovah efa mampody ny voninahitry [1] Jakoba,
Toy ny ampodiany ny voninahitry [2] Isiraely;
Fa ny mpandroba efa nandroba azy
Ary nanimba ny sampam-boalobony.
4 Nomenaina ny ampingan' ny lehilahy maheriny,
Mitafy jaky ny miaramilany,
Ny kalesiny dia misy vy mahery, mamirapiratra toy ny afo, amy ny andro fiomanany,
Ary antsodina ny lefona.
5 Ampiezahina eny an-dàlambe ny kalesy
Ka mifanaretsadretsaka eny an-kalalahana;
Tahaka ny harendrina no fijery azy,
Mitsoriaka tahaka ny helatra izy.

6 Tsaroany ny lehilahy malazany,
Kanjo tafintohina eny ampandehanana ireny;
Mihazakazaka ho any amy ny mànda ireny,
Kanjo efa voatsangana sahady ny hamelezana azy.
7 Vohana ny vavahadin-dreniranο,
Ary reraka [3] ny lapa.
8 Izao no voatendry: ampitanjahina izy, dia [4] lasan-ko babo,
Ary ny ankizivavy mitoloko azy manao feom-boromailala
Sady miteha-tratra.
9 Fa Ninive dia tahaka ny farihy hatrizay nisiany;
Nefa handositra hiany ireny,—
Mijanòna, mijanòna e!
Nefa tsy misy miherika.
10 Mamaboa volafotsy,
Mamaboa volamena!
Fa tsy hita lany ny rakitra soa,
Dia ny habetsahan' ny fanaka mahafinaritra rehetra.
11 Indrisy! foana, eny, foana sady lao!
Kivy ny fo, miady ny lohalika,
Manaintaina ny valahany rehetra,
Mivaloarika ny tarehiny rehetra.

12 Aiza ilay lavaky ny liona
Sy firemben' ny liona tanora?
Ilay nandehanan' ny liona sy ny liom-bavy mbamy ny zana-diona,
Ka tsy nisy nanaitaitra azy,
13 Dia ilay liona namotipotika izay ampy ho any ny zanany
Ary nanenda ho any ny liombaviny
Sady nameno haza ny lavany
Sy toha ny fonenany.
14 Indro, hamely anao Aho, hoy Jehovah, Tompon' ny maro;
Holevoniko ho setroka ny kalesinao,[5]
Ary hovonoiko sabatra ny liona tanoranao;
Hofonganako amy ny tany ny hazanao;
Ka tsy ho re intsony ny feon' ny irakao.

---

III. LOZAN' ny tanàna mpandatsa-dra!
Feno lainga sy fandozana izy;
Tsy ialan-dremby ao aminy.

---

[1] *Na:* miverina ho amin' ilay reharehany. [2] *Na:* Toy ny amy ny reharehany.
[3] *Heb.* miempo. [4] *Na:* Hozaba dia nampitanjahina ka. [5] *Heb.* kalesiny.

2 Injany! ny fifiopioky ny karavasy!
Ny fikorodondrodon' ny kodia!
Ny fikatrokatroky ny soavaly!
Ary ny fitraitraiky ny kalesy!
3 He! ny fampiriotry ny mpitaingin-tsoavaly!
Akory ny fanelatselatry ny sabatra
Sy ny famirapiratry ny lefona!
Indrisy ny habetsahan' ny voatrabaka sy ny hamaroan' ny voavono!
Tsy hita isa ny faty,
Eny, voafingampingan' ny faty ny olona,
4 Noho ny habiazan' ny fijangajangan' ikala janga tsara tarehy,
Tompovavin' ny fankatovana,
Izay mivarotra firenena amy ny fijangajangany
Sy fokom-pirenena amy ny fankatovany,—
5 Indro, hamely anao Aho, hoy Jehovah, Tompon' ny maro;
Ary haingaiko ho amy ny tavanao ny moron-tongotr' akanjonao,
Ka hasehoko amy ny firenena ny fitanjahanao
Sy amy ny fanjakana ny fahamenaranao.
6 Dia hotsipazako loto hianao
Ka hataoko tsinontsinona,
Eny, hataoko fitalanjonana hianao.
7 Ary izay rehetra mijery anao dia handositra anao
Ka hanao hoe: Rava Ninive!
Iza no hitomany azy?
Aiza no hitadiavako izay hampionona anao?

8 Tsara noho No-amona va hianao?
Ilay nitoetra teo anelanelan' ny ony
Ka nohodidinin' ny rano;
Ny rano be [1] no rovany,
Ary ny rano be [1] koa no màndany,—
9 Ny Etiopiana sy ny Egyptiana no heriny,
Sady tsy hita lany ireny;
Ny Lydiana sy ny Libyana no mpanampy azy.[2]
10 Nefa na izy aza dia lasa, eny, lasan-ko babo;
Ny zanany madinika koa notorotoroina teny anjorondàlambe rehetra eny;
Ny olo-malazany nanaovany filokana,
Ary ny lehibeny rehetra nogadrana.
11 Hianao koa ho mamo ka hiafina,
Hianao koa hitady fiarovana mafy hierenao ny fahavalonao.

12 Ny mànda mafinao rehetra ho tahaka ny aviavy misy voa mialintaona:
Raha hohozongozonina izy, dia hihintsana ao am-bavan' izay hihinana aza.
13 Indro, vehivavy ny olonao ao aminao;
Hidiran' ny fahavalonao no hidanadanan' ny vavahadin' ny taninao;
Levon' ny afo ny hidinao.
14 Manangòna rano ho anao ho any ny afahi-rano;
Hamafio ny màndanao;
Mirotsaha amy ny fotaka, ka hosihoseo ho feta,
Amboary ny lafaoro fandoroam-biriky.
15 Any no handevonan' ny afo anao
Sy handripahan' ny sabatra anao;
Hohaniny toy ny fihinan' ny valalavao hianao,
Mihamaroa toy ny valalavao,

[1] *Heb.* ranomasina.

[2] *Heb.* anao.

Mihabetsaha toy ny valala.
16 Nataonao betsaka noho ny kintana eny amy ny lanitra ny mpandrantonao;
Mipariaka[1] ny valalavao ka lasa manidina.
17 Ny andriananao dia toy ny valala,
Ary ny mpifehinao[2] dia toy ny valalavao,
Izay mitoby eny amy ny fefy, raha mangatsiaka ny andro;
Fa raha miposaka ny masoandro, dia lasa manidina izy,
Ka tsy fantatra izay nalehany.
18 Rendrehana ny mpiandrinao, ry mpanjakany Asyria;
Miampatrampatra ny lehilahy maherinao;
Aely eny an-tendrombohitra ny olonao,
Ka tsy misy mamory azy.
19 Tsy mety mihena ny fangirifirianao,
Tsy azo sitranina ny ferinao;
Izay rehetra ilazana ny nanjo anao dia hiteha-tànana anao;
Fa iza no tsy efa tratry ny fandozanao mandrakariva?

---

# HABAKOKA.

*Ny fandozana nataon' ny Kaldeana, ary ny fitarainan' ny mpaminany noho izany.*

I. FAMINANIANA ny loza hanjo, izay hitany Habakoka mpaminany.

2 Jehovah ô, indrisy ny hahelan' ny efa nitarainako,
Nefa tsy nohenoinao!
Mitaraina aho hoe: Loza!
Nefa tsy vonjenao hiany.
3 Nahoana no ataonao mahita faharatsiana aho,
Ary mijery fahoriana Hianao?
Fa fandravana sy loza no eo anatrehako,
Ary misy ady, sady miseho ny fifandirana.
4 Koa noho izany dia ngoly ny lalàna,
Ary tsy mivoaka ny rariny;
Fa irohonan' ny ratsy fanahy ny marina,
Ka izany no ivoahan' ny fitsarana miangatra.[3]

5 Jereo any amy ny jentilisa, ka diniho,
Ary gagà dia gagà;
Fa manao zavatra amy ny andronareo Aho,
Izay tsy hinoanareo, na dia holazaina aminareo aza.
6 Fa, indro, atsangako ny Kaldeana,
Dia ilay firenena masiaka[4] sady mirehidrehitra,
Izay mamaky eran' ny tany
Hahazoany fonenana izay tsy azy.
7 Mahatsiravina sy mahatahotra izy;
Avy amy ny tenany hiany ny fitsarany sy ny fahalehibiazany.
8 Faingana noho ny leoparda ny soavaliny
Sady masiaka noho ny amboadia[5] hariva;

---

[1] *Na:* Mandevona.
[2] *Na:* mpanoratrao.
[3] *Heb.* miolana.
[4] *Heb.* mangidy.
[5] lopa.

Ny mpitaingin-tsoavaliny mampiriotra, eny, ny mpitaingin-tsoavaliny dia avy lavitra;
Miezaka toy ny voromahery maika hihinana izy.
9 Hampidi-doza no ihavian' izy rehetra;
Ny handroso hiany no atrehiny fatratra,[1]
Ka manangona sambotra toy ny fasika izy.
10 Izy manakora ny mpanjaka,
Ary ihomehezany ny mpanapaka;
Ny tanàna mimanda rehetra dia ihomehezany,
Ka dia manandratra tovontany[2] izy ka mahafaka azy.
11 Dia mihelina toy ny rivotra izy
Ary mandroso ka mahazo heloka.
Izany heriny izany no andriamaniny!

12 Tsy hatrizay hatrizay va Hianao,
Jehovah Andriamanitro, Iray Masiko?
Tsy ho faty izahay;
Ry Jehovah ô, ho famaizana no nanendrenao ireny,
Ry Vatolampy ô, ho fananarana no nananganaṅao azy.
13 Hianao Izay madio maso ka tsy te-hitsinjo ny ratsy
Ary tsy mahajery fahoriana,
Nahoana Hianao no mijery izay mamitaka
Ary mangina, raha ny ratsy fanahy mandrapaka ny marina noho izy,
14 Ary manao ny olona ho toy ny hazandrano any andranomasina,
Sy ho toy ny biby mandady sy mikisaka, izay tsy manampanapaka?
15 Aingainy amy ny fintana izy rehetra,
Samboriny amy ny haratony
Ary sarihany amy ny harato tarihiny,
Ka dia faly sy ravoravo izy.
16 Koa izany no amonoany zavatra hatao fanatitra ho any ny haratony
Sy andoroany ditin-kazo manitra ho any ny harato tarihiny;
Fa ireo no ahazoany hanina matsiro sy anjara matavy.
17 Koa noho izany dia hanaisotra ny ao amy ny tandrohony va izy
Ary hamono firenena mandrakariva ka tsy hiantra?

*Ny nilazany Jehovah tamy ny mpaminany ny amy ny handringanana ny Kaldeana.*

II. HITSANGANA eo ambonin' ny fitazanako aho
Ary hijoro eo ambonin' ny mànda,
Hiandry hahitako izay holazainy amiko
Sy izay havaliko amy ny fitarainako.
2 Dia namaly ahy Jehovah ka nanao hoe:
Soraty ny fahitana, ka ataovy velona tsara ny soratra eo amy ny fàfana,
Mba ho azon' ny mihazakazaka hovakina aza.[3]
3 Fa ny fahitana dia mbola ho amy ny fotoan' andro,
Ary mikendry ny farany izy ka tsy ho diso;
Eny, na dia mitaredretra aza izy, andraso hiany,
Fa ho avy tokoa izy ka tsy hijanona.
4 Indro, feno avonavona ny fanahin' ireny, fa tsy mahitsy ao anatiny,

---

[1] *Na:* atrehin' izy rehetra.
[2] *Heb.* vovoka.
[3] *Na:* Mba hihazakazahan' izay mamaky azy.

Fa ny marina ho velon' ny
finoany.[1]
5 Ary koa, mamitaka ny divay;
Ny olona miavonavona tsy
mba mahatoetra,
Dia ilay mitanatana vava ta-
haka ny fiainan-tsi-hita,[2]
Eny, toy ny fahafatesana, ka
tsy mety voky,
Fa manangona ny firenena
rehetra ho ao aminy
Sy mamory ny olona rehetra
ho ao aminy.
6 Tsy hanao oha-teny hamele-
zana azy va ireto rehetra
ireto?
Tsy hanao eson-teny sy fitene-
nana[3] hanoherana azy va
izy ka hanao hoe:
Lozan' izay mahery mandrao-
ka ny tsy azy!
Mandra-pahoviana!—dia ilay
mivesatra ny zavatra nalai-
na ho tsatòka.
7 Tsy hitsangana tampoka va
izay hanaikitra anao,
Ary tsy hifoha va izay hanai-
taitra anao,
Ka ho babony hianao?
8 Fa efa namabo firenena maro
hianao,
Ka dia mba hobaboin' ny sisa
rehetra amy ny firenena
kosa,—
Noho ny ran' ny olona sy ny
fandozana natao tamy ny
tany,
Dia tamy ny tanàna sy ny
mponina rehetra ao ami-
ny.

9 Lozan' izay fatra-pila harena
amy ny tsy marina ho
any ny taranany,
Hanaovany ny akaniny any
amy ny avo,
Mba tsy ho tratry ny tànan'
ny loza.
10 Efa namoron-tsaina izay haha-
tonga henatra ho any ny
taranakao hianao,
Dia ny handringanana fire-
nena maro;
Ary nankahà-doza hihatra amy
ny ainao hianao.
11 Fa hitaraina ny vato ao amy
ny rindrina,
Ary ny sakamandimby ao amy
ny trano[4] no hamaly azy.

12 Lozan' izay manao vohitra
amy ny fandatsahan-dra
Sy manorina tanàna amy ny
heloka!
13 Indro, tsy avy aminy Jehovah,
Tompon' ny maro, va
No hiasan' ny olona ho any
ny afo,
Sy hisasaran' ny firenena noho
ny zava-poana?
14 Fa ny tany ho feno ny fahala-
lana ny voninahitry Jeho-
vah,
Toy ny fanaron' ny rano ny
fanambanin' ny ranomasina.

15 Lozan' izay mampisotro di-
vay ny namany—
Dia hianao izay manampy fa-
hatezerana—ka mampaha-
mamo azy,
Mba hijery ny fitanjahany;
16 Efa feno henatra hianao, fa
tsy voninahitra;
Mba sotroy koa, ka mitan-
jaha;[5]
Hatolotra anao ny kapoaka
eny an-tànana ankavanany
Jehovah,
Ary fahamenarana no ho amy
ny voninahitrao.
17 Fa hanody anao ny loza natao
taminy Libanona
Sy ny fandringanana mahata-
hotra namelezana ny biby,—
Noho ny ran' ny olona sy ny
loza natao tamy ny tany,
Dia tamy ny tanàna sy ny
mponina rehetra ao aminy.

---

[1] *Na:* Fa ny marina amy ny finoana no ho velona. [2] *Heb.* Sheola.
[3] *Heb.* fampanonona. [4] *Heb.* hazo. [5] *Na:* aoka ho hita fa tsy voafora hianao.

18 Mahasoa inona ny sarin-javatra voasokitra,
No misokitra azy ny mpanao azy?
Na ny sarin-javatra an-idina sy ny mpampianatra lainga,
No matoky azy izay namorona azy
Tamy ny nanaovany sampy moana?
19 Lozan' izay manao amy ny hazo hoe: Mifohaza!
Ary amy ny vato moana hoe: Mitsangàna!
Hampianatra va ireo? He! voapetaka takela-bolamena sy volafotsy hiany izy,
Nefa tsy misy fanahy akory ao anatiny.

20 Jehovah dia ao amy ny tempoliny masina;
Mangìna eo anatrehany, ry tany rehetra!

*Vavaka nangatahan' ny mpaminany famindrampo.*

III. NY fivavaky Habakoka mpaminany. Araka ny Sigionota.
2 Jehovah ô, efa reko ny filazana Anao, ka raiki-tahotra aho;
Jehovah ô, velomy ny asanao ao an-tenatenan' ny taona,
Ataovy fantatra ao an-tenatenan' ny taona izany;
Na dia tezitra aza Hianao, tsarovy ny indrafo.

3 Tamy avy any Temana Andriamanitra,
Dia ny Iray Masina avy any an-tendrombohitra Parana. [Sela.]
Manarona ny lanitra ny voninahiny,
Ary manenika ny tany ny fiderana Azy.
4 Misy famirapiratana toy ny mazava,
Ary misy tàna-masoandro avy eo amy ny tànany;[1]
Ary ao no fieren' ny heriny.
5 Eo alohany no andehanan' ny areti-mandringana,
Ary areti-mandripaka[2] no mivoaka avy eo aoriany.

6 Mijanona Izy ka manozongozona ny tany;
Mijery Izy ka mampangovitra ny firenena,
Ary torotoro ny tendrombohitra mandrakizay,
Mietry ny havoana fahagola;
Fanaony hatry ny fahagola ny Azy.
7 Mahita ny lainy Kosana azom-pahoriana aho,
Sady mipararetra ny ambaindain' ny tany Midiana.
8 Moa amy ny ony va no irehetan' ny fahatezerany Jehovah?
Amy ny ony va no ahatezeranao,
Na amy ny ranomasina va no ahasosoranao,
No dia mitaingina ny soavalinao sy ny kalesim-pamonjenao Hianao?
9 Nalan-tsarona ny tsipìkanao;
Efa nianianana ny fikapohan' ny teny.[3] [Sela.]
Namakivaky ny tany Hianao mba hisy ony.
10 Nahita Anao ny tendrombohitra ka tora-kovitra;
Mirotsaka[4] ny ranonorana mivatravatra,
Mamoa-peo ny lalina
Sady manangan-tànana ho amy ny avo.
11 Ny masoandro sy ny volana niditra teo amy ny fitoerany,
Noho ny fahazavan' ny zana-tsipìkanao mitsoriaka

[1] *Na:* avy eo anilany.
[2] *Na:* zava-mahamay.
[3] *Na:* Ny fianianana tamy ny firenena dia teny.
[4] *Heb.* Mandalo.

Sy ny fanelatrelatry ny lefonao mamirapiratra.
12 Amy ny fahatezeranao no anitsahanao ny tany;
Amy ny fahavinirana no anosihosenao ny firenena.
13 Mivoaka hamonjy ny olonao Hianao, dia hamonjy ny voahosotrao;
Torotoroinao ny tapenaky ny tranon'[1] ny ratsy fanahy,
Ka ahariharinao hatreo antenatenany[2] ny fanorenany. [Sela.]
14 Ny lefony hiany no anaboroahanao ny lohan' ireo miaramilany betsaka,
Izay avy toy ny tadio hanely ahy;
Sady mifaly handany mangingina ny ory izy.
15 Mitety ny ranomasina amy ny soavalinao Hianao,
Dia eny amy ny rano be miavovona.

16 Nony mandre aho, dia mandevilevy ny kiboko;
Ny molotro mipararetra noho ny feo;
Azon' ny fahalovana ny taolako, ary mangovitra aho;
Fa tsy maintsy miandry ny andro fahoriana aho,
Dia izay hiakaran' ny mpanao an-diany hamely ny olonao.

17 Fa na dia tsy mamontsina aza ny aviavy,
Ary tsy misy voany ny voaloboka,
Na dia mahadiso fanantenana aza ny oliva,
Ary tsy mahavokatra hohanina ny saha,
Na dia vonoina aza ny ondry ao amy ny vala,
Ary tsy misy omby ao ampahitra,—
18 Nefa izaho dia mbola hifaly aminy Jehovah hiany
Sy hiravoravo amin' Andriamanitry ny famonjena ahy.
19 Jehovah Tompo no tanjako,
Ary manao ny tongotro ho toy ny any ny dieravavy Izy
Ka mampandeha ahy any amy ny havoanako.

Ho any ny mpiventy hira. Hampiarahina amy ny valiha.

---

# ZEFANIA.

I. NY teniny Jehovah, izay tonga taminy Zefania, zanaky Kosy, zanaky Gedalia, zanaky Amaria, zanaky Hezekia, tamy ny andro nanjakany Josia, zanaky Amona, mpanjakan' ny Joda.

*Ny hamaliana ny firenena rehetra noho ny ratsy nataony, indrindra fa ny Joda.*

2 HAKIFAKO tokoa ny zavatra rehetra tsy ho eny ambonin' ny tany, hoy Jehovah;
3 Eny, hakifako ny olona sy ny biby;
Hakifako ny vorona eny amy ny habakabaka sy ny hazandrano any an-dranomasina
Ary ny zavatra mahatafintohina mbamy ny ratsy fanahy;
Haringako tsy ho amy ny

---

[1] *Heb.* lohan'.
[2] an-katony.

tany ny olona, hoy Jehovah.
4 Ary hahinjitro ny tànako hamely ny Joda
Sy ny mponina rehetra any Jerosalema;
Dia haringako tsy ho eo amin' ity tany ity ny sisa aminy Bala,
Sy ny anaran' ny mpisorona amy ny andriamani-tsi-izy mbamy ny tena mpisorona,
5 Sy izay mivavaka any an-tampon-trano amin' izay eny amy ny lanitra,
Ary izay miankohoka sy mianiana ho any Jehovah
Sady mianiana aminy Malkama,[1]
6 Ary izay nihemotra niala taminy Jehovah,
Sy izay tsy nitady any Jehovah na nanontany taminy.

7 Mangìna eo anatrehany Jehovah Tompo!
Fa efa antomotra ny androny Jehovah;
Fa Jehovah efa niomana hamono zavatra hatao fanatitra
Ka efa nanamasina ny olona nasainy.
8 Ary raha mby amy ny andro hamonoany Jehovah zavatra hatao fanatitra,
Dia hovaliako ny lehibe sy ny zanak' andriana
Mbamin' izay rehetra mitafy ny fitafin' ny firenena hafa.
9 Ary amin' izany andro izany dia hovaliako izay rehetra miezaka mihoatra ny tokonana,
Dia ireo mameno loza sy fitaka ny tranon' ny tompony.

10 Ary amin' izany andro izany, hoy Jehovah,
Dia hisy feo re mitaraina any am-bavahadin-kazandrano,
Sy fidradradradrana ao amy ny tanàna ambany,
Ary fidarabohana miezinezina any amy ny havoana.
11 Midradradradrà, hianareo mponina ao Maktesy;[2]
Fa ringana avokoa ny mpandranto[3] rehetra,
Eny, lany ringana izay rehetra nivesatra volafotsy.
12 Ary amin' izany andro izany dia hotsiloviko amy ny jiro Jerosalema,
Ka hovaliako ny olona izay efa lefy ao amy ny faikany,
Dia izay manao anakampo hoe:
Sady tsy hanao soa Jehovah no tsy hanao ratsy.
13 Ka dia ho tonga babo ny fananan' ireny,
Ary ho lao ny tranony;
Dia hanao trano izy, nefa tsy hitoetra ao;
Hamboly voaloboka izy, nefa tsy hisotro ny divay avy aminy.

14 Efa antomotra ny andro lehibeny Jehovah;
Eny, efa antomotra sady mihafaingana indrindra—
Injay! feon' ny androny Jehovah!
Ny lehilahy mahery dia mitomany mafy any.
15 Andro fahatezerana izany andro izany,
Andro fahoriana sy fahalahelovana,
Andro fandravana sy fanafoanana,
Andro maizina sy manjombona,
Andro mandrahona sy maizimpito.
16 Andro fahaveloman' ny anjomara sy ny akora,
Hamelezana ny tanàna mi-

---

[1] *Na:* ny mpanjakany. [2] Maktesy = Laona. [3] *Na:* vahoakany Kanana.

manda sy ny tilikambo avo
eny amy ny zorony.
17 Ary hampahory ny olona
Aho,
Handehanany toy ny jamba,
Satria efa nanota taminy Je-
hovah izy;
Ny rany dia haidina toy ny
vovoka,
Ary ny nofony ho toy ny
zezika.
18 Na ny volafotsiny na ny vola-
menany dia samy tsy haha-
vonjy azy amy ny andro
fahatezerany Jehovah,
Fa holevonin' ny afon' ny
fahasaro-piarony ny tany
rehetra;
Fa fahafonganana, eny, faha-
fonganana tampoka [1] tokoa
no hataony amy ny mpo-
nina amy ny tany.

*Anatra ho fampibebahana ny olona, dieny mbola tsy mihatra ny loza.*

II. MIANGÒNA, eny, mivoria
hianareo,
Ry firenena tsy manan-kena-
tra,[2]
2 Dieny tsy mbola mihatra ny
didy
(Mihelina toy ny akofa ny
andro!),
Dieny tsy mbola tonga ami-
nareo ny fahatezerana ma-
finy Jehovah,
Eny, dieny tsy mbola tonga
aminareo ny andro firehe-
tan' ny fahatezerany Jeho-
vah.
3 Mitadiava any Jehovah, hia-
nareo mpandefitra rehetra
amy ny tany,
Izay efa nanaraka ny fitsi-
piny;
Tadiavo ny fahamarinana,
Tadiavo ny fandeferana;
Angamba ho voafina hianareo
amy ny andro fahatezerany
Jehovah.

4 Fa hafoy Gaza,
Ary ho lao Askelona;
Horoahiny mitataovovonana
Asdoda,
Ary hofongorana Ekrona.
5 Lozan' ny mponina any amo-
ron-tsiraka,
Dia ny firenen' ny Keretita!
Mihatra aminareo ny teniny
Jehovah,
Ry Kanana, tanin' ny Filis-
tina!
Haringako tsy hisy mponina
eo aminao.
6 Ary ny any amoron-tsiraka
dia ho tonga tany fiandra-
sana ondry, izay misy zohy
fialofan' [3] ny mpiandry on-
dry,
Sy ho valan' ondry aman-
osy,
7 Ary ho tanin' ny sisa amy ny
taranaky Joda izany,
Ka any no hiandrasany on-
dry;
Ny tranony Askelona no han-
driany amy ny hariva;
Fa Jehovah Andriamaniny no
hamangy azy
Ka hampody azy avy amy ny
fahababoany.

8 Efa reko ny fandatsàny
Moaba
Sy ny fanaratsian' ny tara-
naky Amona,
Izay nandatsany ny oloko
Sy nireharehany teny amy ny
sisin-taniny.
9 Koa raha velona koa Aho,
hoy Jehovah, Tompon' ny
maro,
Andriamanitry ny Isiraely,
Dia ho tahaka any Sodoma
tokoa Moaba,
Ary ny taranaky Amona ho
tahaka any Gomora,
Dia ho alan' amiana sy lava-
tsira ary tany lao mandra-
kizay;

[1] *Na:* mahatsiravina. [2] *Na:* tsy manina. [3] *Na:* trano-bongon'

Ny sisa amy ny oloko no hamabo azy, ary ny sisa amy ny oloko no hahalasa azy.
10 Izany no ho valin' ny avonavony,
Satria nandatsa ny olony Jehovah, Tompon' ny maro, sy nirehareha taminy izy.
11 Hahatsiravina azy Jehovah,
Satria hahamosarena ireo andriamanitra rehetra ambonin' ny tany Izy,
Mba hiankohofan' ny any amoron-tsiraky ny jentilisa rehetra eo anatrehany Jehovah,
Samy any amy ny fitoerany avy.

12 Hianareo Etiopiana koa,—
Ho voatrabaky ny sabatro hianareo.[1]
13 Ary haninjitra ny tànany hamely ny avaratra Izy
Ka handringana any Asyria;
Ary hahalao any Ninive ho karankaina tahaka ny efitra Izy.
14 Ary hisy andiany handry ao aminy,
Dia fivorian' ny karazam-biby samihafa,
Ny sama sy ny sokina hitoetra ao amy ny kapitaliny;
Feo mikiririoka no ho re ao am-baravarankely,
Ary fandravana no ho eo antokonana,
Fa hendahany ny rafitra sedera.
15 Izany no tanàna niravoravo sady nandry fahizay,
Izay nanao anakampo hoe: Izaho no izy, ary tsy misy hafa;
Endrey! efa tonga lao izy, eny, fandrian' ny biby!
Izay rehetra mandalo azy dia hisitrisitra sy hanondro tànana.

III. Lozan' ny tanàna miodina sady voaloto,
Dia ilay mampahory!
2 Tsy nihaino ny feo izy,
Na nino anatra;
Jehovah tsy nitokiany,
Andriamaniny tsy nohatoniny.
3 Liona mierona ao aminy ireo lehibeny;
Amboadia[2] hariva ny mpitsarany
Ka tsy mamela[3] ho tra-maraina.
4 Vavana sady mpamitaka ny mpaminaniny;
Mandoto izay masina ny mpisorony,
Eny, mamadika ny lalàna izy.
5 Jehovah no marina ao afovoany,
Tsy manao izay tsy marina Izy;
Isa-maraina isa-maraina no amoahany ny fitsarany ho amy ny mazava, ka tsy diso izany;
Fa ny tsy marina tsy mba mahalala henatra.

6 Efa nahafongana firenena Aho,
Rava ny tilikambo eny amy ny zorony;
Nosimbako ny làlany tsy hisy mpandeha;
Rava ny tanànany, ka tsy misy olona,
Eny, tsy misy mponina.
7 Hoy Izaho: Hatahotra Ahy tokoa hianao ka hino anatra,
Dia tsy ho rava ny fonenanao,[4]
Araka izay rehetra voatendriko hamelezana anao;[5]
Kanefa nifoha maraina koa izy ka nanao izay ratsy rehetra.

---

[1] *Heb.* izy. [2] Lopa. [3] *Na:* tsy mamela taolana. [4] *Heb.* fonenany. [5] *Heb.* azy.

8 Koa miandrasa Ahy hianareo, hoy Jehovah,
Ambara-pihavin' ny andro hitsanganako haka babo;
Fa izao no kasaiko hatao:
Hamory firenena sy hanangona fanjakana Aho,
Hanidinako ny fahatezerako amin' ireo, dia ny firehetan' ny fahatezerako rehetra,
Ka ho levon' ny afon' ny fahasaro-piaroko ny tany rehetra.

*Ny amy ny hibebahan' ny jentilisa, sy ny hanomezam-boninahitra ny Isiraely.*

9 FA amin' izany dia hovako ho madio ny molotry ny firenena,
Hiantsoan' izy rehetra ny anarany Jehovah, hanompoany Azy amy ny firaisan-kina.[1]
10 Avy any an-dafin' ny oniny Etiopia no hitondrana ny mpivavaka amiko,
Dia ny zanakavavin' izay naeliko, ho fanatitra ho Ahy.[2]
11 Amin' izany andro izany dia tsy ho menatra hianao tamin' izay nataonao rehetra,
Izay nanotanao tamiko;
Ka dia hesoriko aminao ireo mibitaka amim-pireharehana,
Ary tsy hiavonavona eo antendrombohitro masina intsony hianao.
12 Nefa hamelako olona ory sy malahelo hiany ao aminao,
Ary ny anarany Jehovah no hialofany.
13 Ny sisa amy ny Isiraely dia tsy hanao meloka na handainga,
Ary tsy hisy lela mamitaka eo am-bavany;
Fa hihinana sy handry izy, ka tsy hisy hanaitaitra azy.

14 Mihobia, ry Ziona zanakavavy;
Manaova feo fifaliana, ry Isiraely;
Mifalia sy miravoravoa amy ny fonao rehetra, ry Jerosalema zanakavavy.
15 Jehovah efa nampitsahatra ny fitsarana anao ka nandroaka ny fahavalonao;
Jehovah, mpanjakan' ny Isiraely, no ao aminao;
Tsy hahita loza intsony hianao.
16 Amin' izany andro izany dia holazaina aminy Jerosalema hoe: Aza matahotra,
Ary aza miraviravy tànana, ry Ziona.
17 Jehovah Andriamanitrao no ao aminao,
Mahery Izy ka hamonjy;
Hiravoravo anao amy ny fifaliana Izy;
Ho sondriana[3] amy ny fitiavany Izy;
Hifaly anao amy ny fihobiana Izy.
18 Hangoniko izay manina[4] ny fotoam-pivavahana;
Avy aminao hiany ireny,
Ary itambesaran' ny latsa izy.[5]
19 Indro, hasiako amin' izany andro izany izay rehetra nampahory anao;
Hovonjeko ny mandringa, ary hovoriko ny noroahina,
Eny, hataoko ho fiderana sy ho anarana ireny izay efa nitondra henatra tany amy ny tany rehetra.[6]

---

[1] *Heb.* soroka iray. [2] *Na:* hitondran' ny mpivavaka amiko . . . . ny fanatitra ho Ahy.
[3] *Heb.* hangina. [4] *Na:* efa lavitra. [5] *Na:* Ary mitambesatra aminy ny fandatsana anao (*Heb.* fandatsana azy); *na:* Avy taminao izay itambesaran' ny latsa ireny.
[6] *Na:* any amy ny tany rehetra izay efa nitondrany henatra.

20 Amin' izany andro izany no
hitondrako anareo miditra,
Eny, amin' izany andro izany
no hanangonako anareo;
Fa hataoko ho anarana sy ho
fiderana any amy ny firenena rehetra amy ny tany
hianareo,
Raha hampodiko avy amy ny
fahababoana hianareo, ka
ho hitan' ny masonareo
izany, hoy Jehovah.

---

# HAGAY.

*Fampirisihana ny olona hanao ny tempoly.*

I. TAMY ny andro voalohany
tamy ny volana fahenina
tamy ny taona faharoa nanjakany
Dariosa mpanjaka no nahatongavan'
ny teniny Jehovah nentiny Hagay
mpaminany taminy Zerobabela, zanaky Sealtiela, governora tany Joda,
sy taminy Josoa, zanaky Jozadaka,
mpisoronabe, nanao hoe: 2 Izao no
lazainy Jehovah, Tompon' ny maro:
Ity firenena ity manao hoe: Tsy
mbola tonga ny andro tokony hihaviana hanaovana ny tranony
Jehovah.

3 Dia tonga ny teniny Jehovah
nentiny Hagay mpaminany nanao
hoe: 4 Moa andro tokony hitoeran'
ny tenanareo ao amy ny tranonareo
misy valin-drihana va izao, kanefa
rava ity trano ity? 5 Koa izao no
lazainy Jehovah, Tompon' ny maro:
Hevero ny làlanareo. 6 Efa namafy
be hianareo, nefa kely no taomina;
mihinana hianareo, nefa tsy voky;
misotro hianareo, nefa tsy afa-po;
mitafy hianareo, nefa tsy misy mafana; ary izay mahazo karama dia
mahazo karama hatao an-kitapo
loaka.

7 Izao no lazainy Jehovah, Tompon' ny maro: Hevero ny làlanareo.
8 Miakara any an-tendrombohitra,[1]
ka makà hazo, ary ataovy ny trano,
dia hankasitrahako izany, sady han
kalazaina Aho, hoy Jehovah.

9 Nanampo be hianareo, kanjo,
indro, kely monja; ary nony notaominareo, dia notsofiko. Nahoana?
hoy Jehovah, Tompon' ny maro.
Satria efa rava ny tranoko, nefa
hianareo samy mihazakazaka hanao
ny tranonareo avy. 10 Ary noho
izany dia ny aminareo no nitsaharan' ny lanitra tsy hampilatsaka
ando sy nitsaharan' ny tany tsy hahavokatra. 11 Ary niantso ny fahamainana Aho hamely ny tany sy
ny tendrombohitra sy ny vary sy
ny ranom-boaloboka sy ny diloilo sy
izay vokatry ny tany ary ny olona
sy ny biby fiompy mbamin' izay rehetra efa nisasaran' ny tànana.

12 Ary Zerobabela, zanaky Sealtiela, sy Josoa, zanaky Jozadaka,
mpisoronabe, mbamy ny sisa rehetra amy ny vahoaka dia nihaino ny
feony Jehovah Andriamaniny sy ny
teniny Hagay mpaminany, araka ny
efa nanirahany Jehovah Andriamaniny azy, ary natahotra teo anatrehany Jehovah ny olona.

13 Ary nambarany Hagay, iraky
Jehovah, ny teny nampitondrainy
Jehovah ho amy ny olona nanao
hoe: Izaho no momba anareo, hoy
Jehovah.

14 Dia notairiny Jehovah ny fanahiny Zerobabela, zanaky Sealtiela,
governora any Joda, sy ny fanahiny

---

[1] *Na:* amy ny tany havoana.

Josoa, zanaky Jozadaka, mpisorona-
be, sy ny fanahin' ny sisa rehetra
amy ny vahoaka; ary dia avy izy
ka nandrafitra ny tranony Jehovah,
Tompon' ny maro, Andriamaniny,
15 tamy ny andro fahefatra amby
roa-polo tamy ny volana fahenina
tamy ny taona faharoa nanjakany
Dariosa.

*Ny voninahitry ny tempoly vaovao, sy ny fitahiana ho azon' ny olon' Andriamanitra.*

II. TAMY ny andro fahiraika
amby roa-polo tamy ny
volana fahafito no nahatongavan'
ny teniny Jehovah nentiny Hagay
mpaminany nanao hoe: 2 Lazao
aminy Zerobabela, zanaky Sealtiela,
governora any Joda, sy aminy Josoa,
zanaky Jozadaka, mpisoronabe, ary
amy ny sisa amy ny vahoaka hoe:
3 Iza no mbola sisa aminareo, izay
nahita ity trano ity tamy ny vonina-
hiny taloha? Fa manao ahoana kosa
ny fahitanareo azy izao? Moa tsy
toy ny tsinontsinona eo imasonareo
ity? 4 Nefa mahereza ankehitriny,
ry Zerobabela, hoy Jehovah; ary
mahereza, ry Josoa, zanaky Joza-
daka, mpisoronabe; ary mahereza,
hianareo vahoaka rehetra, hoy Jeho-
vah, ka miasà; fa Izaho no momba
anareo, hoy Jehovah, Tompon' ny
maro, 5 *araka* ny teny fanekena
nataoko taminareo, fony nivoaka avy
tany Egypta hianareo, ary ny Fana-
hiko dia mbola mitoetra ao aminareo
hiany; koa aza matahotra hianareo.
6 Fa izao no lazainy Jehovah,
Tompon' ny maro: Indray maka
koa, raha afaka kelikely, dia hampi-
horohoroiko ny lanitra sy ny tany
ary ny ranomasina sy ny tany mai-
na; 7 ary hampihorohoroiko koa ny
firenena rehetra, ka ho avy izay irin'
ny firenena rehetra; ary hofenoiko
voninahitra ity trano ity, hoy Jeho-
vah, Tompon' ny maro. 8 Ahy ny
volafotsy, ary Ahy ny volamena, hoy
Jehovah, Tompon' ny maro. 9 Ny
voninahitr' ity trano ity any am-
parany dia ho lehibe noho ny tany
aloha, hoy Jehovah, Tompon' ny
maro; ary eto amin' ity fitoerana
ity no hanomezako fiadanana, hoy
Jehovah, Tompon' ny maro.
10 Tamy ny andro fahefatra amby
roa-polo tamy ny volana fahasivy
tamy ny taona faharoa nanjakany
Dariosa no nahatongavan' ny teniny
Jehovah nentiny Hagay mpaminany
nanao hoe: 11 Izao no lazainy Je-
hovah, Tompon' ny maro: Andeha
maka hevitra amy ny mpisorona
hoe: 12 Raha misy mitondra hena
masina eny an-tsisin-dambany, ka
voakasiky ny sisin-dambany ny
mofo, na izay voahandro, na ny
divay, na ny diloilo, na izay mety
ho fihinana, moa ho tonga masina
koa va ireo? Dia namaly ny mpi-
sorona nanao hoe: Tsia. 13 Ary
hoy Hagay: Raha misy maloto
amim-paty mikasika ireo, moa ho
tonga maloto koa va ireo? Dia na-
maly ny mpisorona nanao hoe: Ho
tonga maloto ireo.
14 Dia namaly Hagay nanao hoe:
Tahaka izany eo anatrehako ireto
olona ireto, ary tahaka izany ity
firenena ity, hoy Jehovah; ary taha-
ka izany koa ny asan' ny tànany
rehetra; fa izay ateriny ao dia
maloto.
15 Koa masìna hianareo, hevero
ny hatramin' izao andro anio izao
no ho mankarỳ, dia fony tsy mbola
nisy vato nifanongoa tao amy ny
tempoliny Jehovah; 16 fony tamin'
izany andro izany raha nisy nanka-
my ny vary roa-polo mifatra, dia
folo hiany; raha nisy nankamy ny
vata fanantazana ranom-boaloboka
hananty indimam-polon' ny fama-
rana, dia roa-polo hiany. 17 Ny
vary main' ny rivotra sy maty fotsy
sy ny havandra no namelezako ana-
reo tamy ny asan' ny tànanareo
rehetra; nefa tsy niverina tamiko
hiany hianareo, hoy Jehovah. 18
Masìna hianareo, hevero ny hatra-
min' izao andro anio izao no ho man-
karỳ, dia hatramy ny andro fahefa-

tra amby roa-polo amy ny volana
fahasivy, eny, hevero hatramy ny
andro nanorenana ny tempoliny
Jehovah. 19 Mbola ao an-tsompi-
tra hiany va ny voan-javatra? Na
dia ny voaloboka sy ny aviavy sy
ny ampongabendanitra sy ny oliva
aza dia tsy mbola mamoa; hatra-
min' izao andro anio izao no hitahia-
ko anareo.

20 Ary tonga fanindroany taminy
Hagay ny teniny Jehovah tamy ny
andro fahefatra amby roa-polo nanao
hoe: 21 Lazao aminy Zerobabela,
governora any Joda, hoe: Hampi-
horohoroiko ny lanitra sy ny tany,
22 dia hahohoko ny seza fiandrianan'
ny fanjakana, ary hofoanako ny
herin' ny fanjakan' ny firenena; ary
hahohoko ny kalesiny sy ny mitain-
gina eo aminy; ary samy ho lavon'
ny sabatry ny namany avy ny soa-
valy sy ny mpitaingina azy.

23 Amin' izany andro izany, hoy
Jehovah, Tompon' ny maro, dia ho-
raisiko hianao, ry Zerobabela mpa-
nompoko, zanaky Sealtiela, hoy Je-
hovah, ka hataoko toy ny fanom-
bohan-kase hianao; fa efa nifidy
anao Aho, hoy Jehovah, Tompon'
ny maro.

---

# ZAKARIA.

*Fitarihan-teny.*

I. TAMY ny volana fahavalo tamy
ny taona faharoa nanjakany
Dariosa no nahatongavan' ny teniny
Jehovah taminy Zakaria mpaminany,
zanaky Berekia, zanaky Ido, nanao
hoe: 2 Tezitra indrindra tamy ny
razanareo Jehovah. 3 Koa lazao
aminy hoe: Izao no lazainy Jehovah,
Tompon' ny maro: Miverena amiko
hianareo, hoy Jehovah, Tompon' ny
maro, dia mba hiverina ho aminareo
kosa Aho, hoy Jehovah, Tompon' ny
maro. 4 Aza mba toy ny razanareo,
izay nantsoin' ny mpaminany fahiny
hoe: Izao no lazainy Jehovah, Tom-
pon' ny maro: Mialà amy ny làla-
nareo ratsy hianareo sy amy ny ratsy
fanaonareo; nefa tsy nitandrina izy,
na nihaino Ahy, hoy Jehovah.

5 Ny razanareo—aiza moa ireny
izao? Ary ny mpaminany—moa
velona mandrakizay va ireny? 6
Fa ny teniko sy ny didiko, izay nan-
didiako ny mpaminany mpanom-
poko, tsy nahatratra ny razanareo
va izany? Ary izy nitodika ka na-
nao hoe: Araka izay nosaininy Je-
hovah, Tompon' ny maro, hatao
amintsika, araka ny alehantsika sy
ny ataontsika, dia araka izany no
nataony tamintsika.

*Fahitana voalohany: ny amy ny mpitaingin-tsoavaly eny amy ny rotra.*

7 TAMY ny andro fahefatra am-
by roa-polo tamy ny volana
fahiraika amby ny folo (volana Se-
bata izany) tamy ny taona faharoa
nanjakany Dariosa dia tonga taminy
Zakaria mpaminany, zanaky Bere-
kia, zanaky Ido, ny teniny Jehovah
nanao hoe: 8 Nahita tamy ny alina
aho fa, indro, nisy lehilahy nitaingina
soavaly mena ka nijanona teny amy
ny rotra [1] teny an-dohasaha,[2] ary
teo aoriany nisy soavaly mena sy
mavo ary fotsy. 9 Dia hoy izaho:
Tompoko ô, inona moa ireo? Ary
ilay anjely niresaka tamiko dia na-

---

[1] myrta.

[2] *Na:* amy ny alokaloka.

nao tamiko hoe: Izaho haneho anao
ny amin' ireo. 10 Ary ralehilahy
izay nijanona teny amy ny rotra[1]
dia namaly hoe: Ireo dia nirahiny
Jehovah hivoivoy eny amy ny tany.
11 Ary namaly Ilay Anjeliny Jeho-
vah nijanona teny amy ny rotra[1]
ireo ka nanao hoe: Efa nivoivoy
teny amy ny tany izahay, ary, indro,
ny tany rehetra dia miadana sy
mandry fahizay.

12 Ary Ilay Anjeliny Jehovah
namaly hoe: He, Jehovah, Tompon'
ny maro ô! mandra-pahoviana no
tsy hamindranao fo aminy Jerosa-
lema sy amy ny tanànan' ny Joda,
izay efa nahatezitra Anao fito-polo
taona izay. 13 Dia novaliany Jeho-
vah teny tsara sy mampionona ilay
anjely niresaka tamiko.

14 Ary ilay anjely niresaka ta-
miko dia nanao tamiko hoe: Mian-
tsoa hoe: Izao no lazainy Jehovah,
Tompon' ny maro: Saro-piaro dia
saro-piaro any Jerosalema sy Ziona
Aho. 15 Ary tezitra indrindra
Aho amin' ireo firenena miadana;
satria Izaho dia tezitra kely hiany,
fa ireo kosa dia nampitombo ny
fahoriana.

16 Koa izao no lazainy Jehovah:
Efa tafaverina eto Jerosalema amy
ny indrafo Aho; ny tranoko hao-
rina eto, hoy Jehovah, Tompon' ny
maro, ary ny famolaina hohenjanina
eto Jerosalema. 17 Miantsoa in-
dray hoe: Izao no lazainy Jehovah,
Tompon' ny maro: Hihoapampana
ny fanambinana ny tanànako; ary
Jehovah hampionona any Ziona ary
mbola hifidy any Jerosalema in-
dray.

*Fahitana faharoa: ny amy ny tan-
droka efatra sy ny mpiasa efatra.*

II. ARY natopiko ny masoko, ka
hitako fa, indreo, nisy
tandroka efatra. 2 Ary hoy izaho
tamin' ilay anjely niresaka tamiko:
Inona moa ireo? Dia hoy izy ta-
miko: Ireo no tandroka izay nam-
pihahaka ny Joda sy ny Isiraely ary
Jerosalema.

3 Ary dia nanehoany Jehovah
mpiasa efatra aho. 4 Dia hoy izaho:
Avy hanao inona moa ireto? Ary
Izy nanao hoe: Ireo no tandroka
nampihahaka ny Joda, ka tsy nisy
olona nanandrandra loha; fa ireto
kosa dia avy hampahatahotra azy
mba hampiongana ny tandroky ny
firenena, dia izay nanandratra ny
tandrony tamy ny tanin' ny Joda
hanely azy.

*Fahitana fahatelo: ny amin-dralehi-
lahy nitondra famolaina.*

5 DIA natopiko ny masoko, ka
hitako fa, indro, nisy lehi-
lahy manana kofehy famolaina eny
an-tànany. 6 Dia hoy izaho: Ho
aiza moa hianao? Ary hoy izy ta-
miko: Handrefy any Jerosalema
hizaha ny sakany sy ny lavany aho.

7 Ary, indro, nivoaka ilay anjely
niresaka tamiko, ary nisy anjely
anankiray koa nivoaka hitsena azy
8 ka nanao taminy hoe: Mihazaka-
zaha, ka milazà amin' io zatovo io
hoe: Honenana toy ny tanàna tsy
mimanda Jerosalema noho ny hama-
roan' ny olona sy ny biby fiompy ao
aminy. 9 Fa Izaho, hoy Jehovah,
ho mànda afo manodidina azy ary ho
voninahitra ao afovoany.

10 He! he! mandosira avy any
amy ny tany avaratra, hoy Jehovah;
fa aeliko ho toy ny rivotra efatry
ny lanitra hianareo, hoy Jehovah.
11 He! vonjeo ny tenanao, ry Ziona,
izay monina ao Babylona zanaka-
vavy.

12 Fa izao no lazainy Jehovah,
Tompon' ny maro: Hampiseho[2]
voninahitra no nanirahany ahy tany
amy ny firenena izay namabo anareo;
fa izay mikasika anareo dia mikasika
ny anakandriamasony. 13 Fa, in-
dro, hahinjitro eo amboniny ny tà-
nako, ka hobaboin' ireo nanompo

[1] myrta.

[2] *Heb.* Aorian' ny.

azy izy; dia ho fantatrareo fa Jeho-
vah, Tompon' ny maro, no naniraka
ahy.
14 Mihobia sy mifalia, ry Ziona
zanakavavy, fa, indro, avy honina
ao afovoanao Aho, hoy Jehovah. 15
Ary firenena maro no hanaiky ho
any Jehovah amin' izany andro
izany ka ho oloko; ary hitoetra ao
afovoanao aho, ka dia ho fantatrao
fa Jehovah, Tompon' ny maro, no
naniraka ahy ho aminao.
16 Ary Jehovah hanana any Joda
ho anjarany ao amy ny tany masina
ary mbola hifidy any Jerosalema
indray.
17 Mangìna eo anatrehany Jeho-
vah, ry nofo rehetra! fa nifoha avy
ao amy ny fitoerany masina Izy.

*Fahitana fahefatra: Josoa mpisoro-
nabe nitsangana teo anatrehan'
Ilay Anjeliny Jehovah.*

III. ARY dia nasehony ahy fa,
indro, Josoa mpisoronabe
nitsangana teo anatrehan' Ilay An-
jeliny Jehovah, ary Satana nitsan-
gana teo ankavanany hiampanga
azy. 2 Ary hoy Jehovah taminy
Satana: Hananatra anao anie Jeho-
vah, ry Satana; eny, Jehovah Izay
nifidy any Jerosalema anie hanana-
tra anao; tsy forohana nosarihana
tamy ny afo va ity?
3 Ary Josoa nitafy fitafiana ma-
loto ary nitsangana teo anoloan' Ilay
Anjely. 4 Dia namaly Jehovah ka
nilaza tamin' izay nitsangana teo
anoloany hoe: Esory aminy ny fita-
fiana maloto. Ary hoy koa Izy
taminy: Indro, efa nesoriko ny he-
lokao, ary hampiakanjoiko akanjo
fihaingoana hianao. 5 Dia hoy
izaho: Aoka hasiany hamama madio
eo an-dohany. Ka dia nasiany ha-
mama madio teo an-dohany, sady
nampitafiny izy; ary Ilay Anjeliny
Jehovah dia nitsangana teo.
6 Ary Ilay Anjeliny Jehovah
nilaza marimarina taminy Josoa
hoe: 7 Izao no lazainy Jehovah,
Tompon' ny maro: Raha mizotra
amy ny làlako hianao sy mitandrina
ny didiko, dia hianao no hitsara ny
amy ny tranoko sy hitandrina ny
kianjako, sady homeko làlana ho
amin' ireo mitsangana ireo hianao.
8 Koa mihainoa, ry Josoa mpiso-
ronabe, dia hianao sy ny namanao
izay mipetraka eo anoloanao; fa
olona atao fahagagana ireo; fa, in-
dro, ho entiko Rantsana [1] Mpanom-
poko. 9 Fa, indro, ny vato izay
napetrako teo anoloany Josoa,—
ny vato iray dia banjinin' ny maso
fito; [2] indro, hosoratako ny sora-
ny, hoy Jehovah, Tompon' ny maro,
ary hesoriko indray andro monja ny
helok' ity tany ity.
10 Amin' izany andro izany, hoy
Jehovah, Tompon' ny maro, dia
samy hiantso ny namanareo avy ho
eo ambanin' ny voaloboka sy ho eo
ambanin' ny aviavy hianareo.

*Fahitana fahadimy: ny amy ny
fanaovan-jiro, sy ny hazo oliva roa.*

IV. ARY niverina ilay anjely
niresaka tamiko ka na-
moha ahy toy ny olona fohazina
amin-tory. 2 Dia hoy izy tamiko:
Inona no hitanao? Ary hoy izaho:
Hitako fa, indro, misy fanaovan-jiro
tena volamena, ary ny fitoeran-diloi-
lony dia eo an-tampony, ary ny lela
fanaovan-jirony fito kosa dia eo
aminy, ary misy fantsona fito avy
amy ny isan' ny lela fanaovan-jiro
izay eo an-tampony; 3 ary misy
hazo oliva roa eo anilany, ny anan-
kiray eo ankavanan' ny fitoeran-
diloilo, ary ny anankiray eo anka-
viany.
4 Dia niteny tamin' ilay anjely
niresaka tamiko aho nanao hoe:
Inona moa ireo, tompoko? 5 Ary
ilay anjely niresaka tamiko dia na-
maly ka nanao tamiko hoe: Tsy
fantatrao va ireo? Fa hoy izaho:
Tsia, tompoko.

[1] *Na;* Solofo.
[2] *Heb.* amy ny vato iray misy maso fito.

6 Dia namaly izy ka nanao ta-
miko hoe : Izao no teniny Jehovah
aminy Zerobabela : Tsy amin-kery
na amim-pahatanjahana, fa amy ny
Fanahiko, hoy Jehovah, Tompon'
ny maro. 7 Iza moa hianao, ry ten-
drombohitra lehibe? Ho tonga tany
lemaka eo anoloany Zerobabela
hianao ;[1] ary ho entiny mivoaka
ny vato hatao tendrony sady hisy
fiantsoana hoe : Fahasoavana, faha-
soavana anie ho aminy !

8 Dia tonga tamiko indray ny
teniny Jehovah nanao hoe : 9 Ny
tànany Zerobabela no nanao ny
fanorenan' ity trano ity, ary ny
tànany koa no hamita azy ; ka dia
ho fantatrao fa Jehovah, Tompon'
ny maro, no naniraka ahy ho ami-
nao. 10 Fa iza no nanamavo ny
andron' ny zava-madinika? Ho
faly mahita ny pilao eny an-tànany
Zerobabela ireo fito ireo, dia ny ma-
sony Jehovah, izay mijery eny ton-
tolo eny eran' ny tany rehetra.

11 Dia namaly aho ka nanao ta-
miny hoe : Inona moa ireo hazo
oliva roa eo ankavanan' ny fanao-
van-jiro sy eo ankaviany ireo? 12
Ary namaly koa aho ka nanao ta-
miny hoe : Inona moa ireo sampahon'
oliva roa eo amy ny fantsona vola-
mena izay mampijononoka ny *diloilo*
volamena avy ao aminy ireo? 13
Dia namaly izy hoe : Tsy fantatrao
va ireo? Ary hoy izaho : Tsia, tom-
poko. 14 Dia hoy izy : Ireo no
zana-diloilo roa, izay mitsangana eo
anoloan' ny Tompon' ny tany re-
hetra.

*Fahitana fahenina : ny amin' ilay horonan-taratasy manidina, sy ravehivavy ao anatin' ny vata famarana.*

V. DIA natopiko indray ny ma-
soko, ka hitako fa, indro,
nisy horonan-taratasy manidina. 2
Ary hoy izy tamiko : Inona moa no
hitanao? Dia hoy izaho : Mahita
horonan - taratasy manidina aho ;
roa-polo hakiho ny lavany, ary folo
hakiho ny sakany. 3 Dia hoy izy
tamiko : Izany no ozona mivoaka
ho eny amy ny tany rehetra ; fa
izay rehetra mangalatra dia hosoro-
hina araka izany, ary izay rehetra
mianiana dia hosorohina araka izany
koa. 4 Ho entiko mivoaka izany,
hoy Jehovah, Tompon' ny maro, ka
hiditra ao an-tranon' ny mpangala-
tra sy ao an-tranon' izay mianian-
tsy to amy ny anarako ary hitoetra
ao amy ny tranony ka handevona
azy mbamy ny hazony sy ny vatony.

5 Dia nivoaka ilay anjely nire-
saka tamiko ka nanao tamiko hoe :
Atopazy ny masonao, ka jereo io
mivoaka io. 6 Dia hoy izaho :
Inona moa io? Ary hoy izy : Io
ilay vata famarana[2] mivoaka. Hoy
koa izy : Izao no tarehiny any amy
ny tany rehetra 7 (ary, indro, nisy
vongam-piraka boribory naingaina) ;
ary io no vehivavy iray mipetraka
ao anatin' ny vata famarana.[2] 8
Ary hoy izy : Faharatsiana io. Ka
dia natontany tao anatin' ny vata
famarana[2] io ; ary natontany teo
am-bavan' io ny vato firaka.

9 Dia natopiko ny masoko, ka
hitako fa, indreo, nisy vehivavy roa
nivoaka, ary nahazo rivotra ny elany,
fa nanana elatra toy ny elatry ny
vano izy ; ary naingainy ho eo ane-
lanelan' ny tany sy ny lanitra
ny vata famarana.[2] 10 Dia hoy
izaho tamin' ilay anjely niresaka
tamiko : Ho aiza no itondran' ireto
ny vata famarana.[2] 11 Ary hoy
izy tamiko : Hanaovana trano ho
azy any amy ny tany Sinara, ary
rehefa vita izany, dia hapetraka ao
amy ny fipetrahany izy.

[1] *Na:* ry tendrombohitra lehibe eo anoloany Zerobabela? Ho tonga tany lemaka hianao.
[2] *Heb.* efaha.

*Fahitana fahafito: ny amy ny kalesy efatra.*

VI. ARY natopiko indray ny ma-
soko ka hitako fa, indreo,
nisy kalesy efatra nivoaka avy teo
anelanelan' ny tendrombohitra roa;
ary tendrombohitra varahina ireo
tendrombohitra ireo. 2 Tamy ny
kalesy voalohany dia nisy soavaly
mena; tamy ny kalesy faharoa dia
soavaly mainty; 3 tamy ny kalesy
fahatelo dia soavaly fotsy; ary tamy
ny kalesy fahefatra dia soavaly sa-
damena.[1]

4 Dia nanontany tamin' ilay an-
jely niresaka tamiko aho ka nanao
hoe: Inona moa ireo, tompoko? 5
Ary ilay anjely namaly ka nilaza
tamiko hoe: Ireo no rivotra efatry
ny lanitra, izay mivoaka avy nitsan-
gana teo anatrehan' ny Tompon' ny
tany rehetra. 6 Io misy ny soavaly
mainty dia mivoaka mankamy ny
tany avaratra; ary ny fotsy nivoaka
nanaraka azy; ary ny sada nivoaka
nankamy ny tany atsimo. 7 Ary
ny mena[2] dia nivoaka ka nitady
handeha hivoivoy eny amy ny tany;
dia hoy izy: Mandehana hianareo,
mivoivoiza eny amy ny tany. Ka
dia nandeha nivoivoy teny amy ny
tany izy.

8 Dia nitaraina mafy tamiko izy
ka niteny tamiko hoe: Indro, ireo
izay mivoaka mankamy ny tany
avaratra dia nampionona ny Fana-
hiko tany amy ny tany avaratra.

*Ny satroboninahitra teo an-dohany Josoa.*

9 ARY tonga tamiko ny teniny
Jehovah nanao hoe: 10
Mandraisa avy amy ny babo, dia
aminy Helday sy Tobia ary Jedaia,
eny, mandehana amin' izany andro
izany hiany hianao, ka midira ao
an-tranony Josia, zanaky Zefania,
izay novantaniny nony vao tonga
avy tany Babylona izy,—11 eny,
mandraisa volafotsy sy volamena,
ka ataovy satroboninahitra, dia ape-
traho eo an-dohany Josoa, zanaky
Jozadaka, mpisoronabe; 12 dia
lazao aminy hoe: Izao no lazainy
Jehovah, Tompon' ny maro: Indro
Lehilahy atao hoe Rantsana;[3] ary
hitsimoka eo am-pitoerany hiany
Izy[4] sady hanao ny tempoliny Je-
hovah. 13 Eny, Izy no hanao ny
tempoliny Jehovah, ary Izy no hi-
tondra voninahitra ka hipetraka
sy hanapaka eo amy ny seza fian-
drianany; ary ho mpisorona eo amy
ny seza fiandrianany Izy;[5] ary hisy
fisainam-pihavanana amin' izy roroa.

14 Ary ny satroboninahitra dia
ho any Helema sy Tobia sy Jedaia
ary Hena, zanaky Zefania, ho fam-
pahatsiarovana ao amy ny tempoliny
Jehovah. 15 Ary izay lavitra dia
ho avy ka hanao ao amy ny tempo-
liny Jehovah, ka dia ho fantatrareo
fa Jehovah, Tompon' ny maro, no
naniraka ahy ho aminareo. Dia ho
tonga izany, raha hazoto hihaino ny
feony Jehovah Andriamanitrareo
hianareo.

*Valin' ny fanontanian' ny avy any Betela ny amy ny andro fifadiana, ary filazana ny loza hamelezany Jehovah ny olony, sy ny mbola hitahiany azy.*

VII. ARY tamy ny taona fahe-
fatra nanjakany Dariosa
no nahatongavan' ny teniny Jeho-
vah taminy Zakaria, tamy ny andro
fahefatra tamy ny volana fahasivy
(Kisleva izany); 2 ary Betela efa
naniraka any Serezera sy Regema-
meleka sy ny olony[6] hifona aminy
Jehovah 3 ka hiteny amy ny mpi-
soron' ny tranony Jehovah, Tompon'
ny maro, sy amy ny mpaminany
hoe: Hitomany amy ny volana fa-

[1] *Na:* sada sady matanjaka. [2] *Na:* matanjaka. [3] *Na:* Solofo. [4] *Na:* Ary hisy hitsimoka eo ambaniny. [5] *Na:* ary hisy mpisorona eo amy ny seza fiandrianany. [6] *Na:* ary *ny any* Betela, dia Serezera . . . . efa naniraka.

hadimy va aho ka hifady toy ny
fanaoko tamy ny taon-dasa ela?
4 Dia tonga tamiko ny teniny
Jehovah, Tompon' ny maro, nanao
hoe: 5 Lazao amy ny vahoaka re-
hetra amy ny tany sy amy ny mpi-
sorona hoe: Raha nifady hanina sy
nitomany tamy ny volana fahadimy
sy ny fahafito hianareo tamin' izao
fito-polo taona izao, moa nifady ho
Ahy va hianareo? 6 Ary raha mi-
hinana sy misotro hianareo, moa tsy
mihinana sy misotro ho any ny tena-
nareo hiany va hianareo?[1] 7 Moa
tsy *tokony ho nihaino* ny teny izay
nasainy Jehovah nantsoin' ny mpa-
minany fahiny va hianareo, fony
mbola nonenana sy nandry fahizay
Jerosalema sy ny zana-bohiny mano-
didina azy, sady nonenana koa ny
tany atsimo sy ny tany lemaka
amoron-tsiraka?[2]
8 Ary tonga taminy Zakaria ny
teniny Jehovah nanao hoe: 9 Izao
no lazainy Jehovah, Tompon' ny
maro: Manaova fitsarana marina,
ary samia mifampiantra sy mifa-
mindra fo amy ny rahalahiny avy;
10 ary aza mampahory ny mpiton-
dratena, na ny kamboty, na ny va-
hiny, na ny mahantra; ary aza misy
mihevitra ao am-ponareo hanisy
ratsy ny rahalahinareo hianareo.
11 Nefa tsy nety nihaino ireny, fa
nampihemotra ny sorony, ary natao-
ny lalodalovana ny sofiny mba tsy
handre. 12 Eny, nanao ny fony
ho *mafy* toy ny diamondra izy, mba
tsy hihaino ny lalàna sy ny teny
izay nampitondrain' ny Fanahiny
Jehovah, Tompon' ny maro, hola-
zain' ny mpaminany fahiny, ka dia
tonga izay fahatezerana mafy avy
taminy Jehovah, Tompon' ny maro.
13 Koa toy ny niantsoan' ireny, fa
tsy nohenoiny, dia ho toy izany no
hiantsoany kosa, fa tsy hohenoiko,
hoy Jehovah, Tompon' ny maro; 14
fa haeliko amy ny tafio-drivotra ho
any amy ny firenena rehetra izay
tsy fantany izy. Toy izany no na-
halao ny tany tao aoriany, ka tsy
nisy olona nandroso na niverina; fa
nahatonga ny tany mahafinaritra ho
tany lao izy.

VIII. Ary tonga ny teniny Jehovah,
Tompon' ny maro, nanao hoe:
2 Izao no lazainy Jehovah, Tompon'
ny maro: Saro-piaro dia saro-piaro
any Ziona Aho, eny, saro-piaro azy
amy ny fahatezerana mafy Aho.
3 Izao no lazainy Jehovah: Efa
tafaverina ho eto Ziona Aho ka
honina eto afovoany Jerosalema;
ary Jerosalema dia hatao hoe Tanà-
nan' ny fahamarinana, ary ny ten-
drombohitry Jehovah, Tompon' ny
maro, dia hatao hoe Tendrombohitra
masina.
4 Izao no lazainy Jehovah, Tom-
pon' ny maro: Mbola hisy lahy an-
titra sy vavy antitra hipetraka eny
an-dalambeny Jerosalema, samy hite-
hina amy ny tehina eny an-tànany
isan-olona noho ny fahanterany; 5
ary eny an-dalambe any an-tanàna
dia ho feno ankizilahy madinika sy
ankizivavy madinika milalao eny
an-dalambe.
6 Izao no lazainy Jehovah, Tom-
pon' ny maro: Raha mahagaga izany
eo imason' ny sisa amin' ity firenena
ity amin' izany andro izany, moa
hahagaga eo imasoko koa va? hoy
Jehovah, Tompon' ny maro.
7 Izao no lazainy Jehovah, Tom-
pon' ny maro: Indro, hamonjy ny
oloko avy any amy ny tany atsina-
nana sy amy ny tany andrefana
Aho; 8 ary hitondra azy Aho, ka
honina any Jerosalema izy; dia ho
oloko izy, ary Izaho kosa ho Andria-
maniny amy ny fahamarinana sy
ny fahitsiana.
9 Izao no lazainy Jehovah, Tom-
pon' ny maro: Aoka hatanjaka ny
tànanareo izay mandre izany teny
izany amin' izao andro izao avy
amy ny vavan' ny mpaminany, izay

[1] *Na:* Moa tsy hianareo hiany va no mihinana sy misotro?

[2] *Heb.* Sefela.

teo tamy ny andro nanaovana ny
fanorenan' ny tranony Jehovah,
Tompon' ny maro, dia ny nanaovana
ny tempoly. 10 Fa talohan' izany
andro izany dia tsy nisy valim-paha-
sasarana ho any ny olona, na valim-
pahasasarana ho any ny biby fiompy;
ary tsy nisy fiadanana ho an' izay
nivoaka sy izay niditra noho ny
fahavalo, fa nalefako samy hifamely
amy ny namany avy ny olona rehe-
tra. 11 Fa amin' izao kosa dia tsy
ho toy ny tamy ny fahiny intsony
amy ny sisa amin' ity firenena ity
Aho, hoy Jehovah, Tompon' ny
maro. 12 Fa *hisy* vokatry ny fiada-
nana, ny voaloboka hamoa,[1] ary ny
tany hahavokatra, ary ny lanitra
hampilatsaka ny andony, ary ny
sisa amin' ity firenena ity no ham-
pandovaiko izany rehetra izany. 13
Ary toy ny nahatongavanareo ho
fanozonana tany amy ny firenena,
ry taranaky Joda sy ry taranaky
Isiraely, dia ho toy izany no hamon-
jeko anareo, ka dia ho tonga fitso-
fan-drano kosa hianareo; aza mata-
hotra, fa aoka hatanjaka ny tàna-
nareo.

14 Fa izao no lazainy Jehovah,
Tompon' ny maro: Toy ny nisai-
nako hahatonga loza aminareo tamy
ny nampahatezeran' ny razanareo
Ahy, hoy Jehovah, Tompon' ny
maro, ka tsy nanenina Aho, 15 dia
ho toy izany kosa no nisainako hanisy
soa any Jerosalema sy ny taranaky
Joda amin' izao andro izao; aza
matahotra hianareo.

16 Izao no zavatra hataonareo:
Samia miteny marina amy ny na-
many avy hianareo; mitsarà marina,
eny, mitsarà hahatonga fiadanana
ao am-bavahadinareo; 17 ary aza
misy mieritreritra ao am-ponareo
hanisy ratsy ny namanareo hiana-
reo, ary aza tia fianianan-tsy to; fa
izany rehetra izany dia halako, hoy
Jehovah.

18 Ary ny teniny Jehovah, Tom-
pon' ny maro, dia tonga tamiko
nanao hoe: 19 Izao no lazainy Je-
hovah, Tompon' ny maro: Ny fifa-
dian-kanina amy ny *volana* fahe-
fatra sy ny fifadian-kanina amy ny
fahadimy sy ny fifadian-kanina amy
ny fahafito ary ny fifadian-kanina
amy ny fahafolo dia samy ho tonga
fifaliana sy firavoravoana ary foto-
ana mahafinaritra avokoa ho any ny
taranaky Joda; koa tiava ny faha-
marinana sy ny fiadanana.

20 Izao no lazainy Jehovah, Tom-
pon' ny maro: Mbola hisy firenena
sy mponina avy amy ny tanàna maro
ho avy; 21 ary ny mponina ao amy
ny anankiray hankany amy ny anan-
kiray kosa ka hanao hoe: Aoka
handeha tokoa isika hifona aminy
Jehovah sy hitady any Jehovah,
Tompon' ny maro; izaho koa mba
handeha. 22 Eny, ho avy ny olona
maro sy ny firenena mahery mba
hitady any Jehovah, Tompon' ny
maro, any Jerosalema sy hifona
aminy Jehovah.

23 Izao no lazainy Jehovah, Tom-
pon' ny maro: Amin' izany andro
izany dia hisy folo lahy avy amy ny
firenena samihafa fiteny rehetra hi-
hazona ny sisin-damban' ny Jiosy
anankiray ka hanao hoe: Mba han-
deha hiaraka aminareo izahay; fa
efa renay fa momba anareo Andria-
manitra.

*Ny handravana ny firenena maro;*
*sy ny voninahitra ho azony Ziona*
*kosa.*

IX. TENY faminaniana avy tami-
ny Jehovah ny amy ny
loza hanjo ny tany Ha-
draka,
Ary Damaskosy no hiharany—
Fa ny masony Jehovah man-
dinika ny olombelona [2]
Mbamy ny firenena rehetra
amy ny Isiraely—

---

[1] *Na:* fa hamoa ny voankazo izay vanona amy ny fiadanana, dia ny voaloboka.
[2] *Na:* Fa mijery any Jehovah ny mason' ny olombelona.

2 Sy Hamata koa, izay mifanolotra aminy,
Ary Tyro sy Sidona koa, satria hendry izy.

3 Ary Tyro nanao mànda mafy ho azy
Ka nanangona volafotsy hoatra ny vovoka
Sy volamena tsara hoatra ny fotaka eny an-dàlambe.
4 Indro, hofoanan' ny Tompo ny fananany,
Sady hasiany koa ny heriny ao amy ny ranomasina;
Ary ny tenany ho levon' ny afo.
5 Askelona hahita izany ka ho raiki-tahotra,
Gaza koa, ka ho tora-kovitra indrindra,
Ary Ekrona, fa ho tonga henatra ny fanantenany;
Tsy hisy mpanjaka intsony ao Gaza,
Ary Askelona tsy honenana.
6 Zazasary no ho mpanjaka ao Asdoda,
Ary hofoanako ny reharehan' ny Filistina.
7 Hesoriko eny am-bavany ny rany,
Sy ny fahavetavetany tsy ho eny anelanelan' ny nifiny;
Ary izy koa ho sisa ho an' Andriamanitsika
Sy ho toy ny lohany amy ny fireneny Joda,
Ary Ekrona ho toy ny Jebosita.
8 Ary hitoby Aho hiaro ny tranoko noho ny miaramila betsaka,
Dia noho izay mandroso sy miverina;
Ary[1] tsy hisy mpampahory handeha hamaky eo aminy intsony,
Fa ankehitriny dia efa hitan' ny masoko.

9 Mifalia indrindra, ry Ziona zanakavavy;
Manaova feo fifaliana, ry Jerosalema zanakavavy;
Indro, ny Mpanjakanao avy ho anao;[2]
Marina Izy sady manampamonjena,[3]
Malemy fanahy sady mitaingina boriky,
Dia zana-boriky tanora.
10 Ary hofoanako tsy hisy kalesy intsony Efraima,
Na soavaly any Jerosalema,
Hofoanana koa ny tsipìka fiadiana,
Ary hiteny fiadanana amy ny jentilisa Izy;
Ny fanapahany dia hatramy ny ranomasina ka hatramy ny ranomasina
Ary hatramy ny Ony[4] ka hatramy ny faran' ny tany.
11 Ny aminao koa, noho ny ran' ny fanekena taminao
No efa namoahako ny mpifatotrao avy tao an-davaka tsy misy rano.

12 Miverena ho amy ny fiarovana mafy, hianareo mpifatotra manana ny fanantenana!
Anio no hanambarako hoe: Hanonitra roa heny ho anao Aho.
13 Fa nohenjaniko ho Ahy Joda,
Efraima nataoko zana-tsipìka;
Ary hotairiko ny zanakao, ry Ziona, hiady amy ny zanakao, ry Grisia,
Ary hataoko toy ny sabatry ny lehilahy mahery hianao.
14 Ary Jehovah hiseho ao aminy,
Ka handeha toy ny helatra ny zana-tsipìkany;

[1] *Na:* Mba tsy hisy mandroso na miverina, ka.
[2] *Na:* ho atỳ aminao.
[3] *Heb.* voavonjy.
[4] Eofrata.

Jehovah Tompo hitsoka anjomara
Ka handeha amy ny tafiodrivotra any atsimo.
15 Ary Jehovah, Tompon' ny maro, no hiaro ireny;
Dia hihinana ireny ka hanitsakitsaka vaton' antsamotady;
Ary hisotro ireny ka hihorakoraka tahaka ny azon' ny divay,
Ary ho feno toy ny lovia famafazana ireny, dia toy ny zoron' ny alitara.
16 Ary hovonjeny Jehovah Andriamaniny ireny amin' izany andro izany
Toy ny olona izay ondriny;
Fa ho toy ny vaton-tsatroboninahitra
Mamirapiratra eny amy ny taniny ireny.
17 Fa akory ny hasoany! ary akory ny hatsaran-tarehiny!
Vary no hampaharoroka [1] ny zatovo,
Ary ranom-boaloboka kosa ny zazavavy.

X. Mangataha ranonorana aminy Jehovah hianareo amy ny andro fara-orana,
Dia aminy Jehovah, Izay manao ny helatra;
Ranonorana mivatravatra no homeny azy,
Eny, samy homeny ny zavamaitso any an-tsaha ireny.
2 Fa ny sampy [2] niteny zavapoana,
Ary ny mpanao fankatovana nahita lainga
Ka nilaza nofy lainga,
Foana ny nampiononany;
Koa izany no naniavany toy ny ondry,
Ory izy, satria tsy misy mpiandry.
3 Amy ny mpiandry ondry no irehetan' ny fahatezerako,
Ary ireo osilahy no hovaliako;
Fa Jehovah, Tompon' ny maro, efa namangy ny taranaky Joda ondriny
Ka manao azy toy ny soavaliny miravaka eo amy ny ady.
4 Avy ao aminy no hihavian' ny fehizoro,
Avy ao aminy no hihavian' ny fihantonan-javatra,
Avy ao aminy no hihavian' ny tsipìka fiadiana,
Avy ao aminy no hihavian' ny mpampahory rehetra.
5 Ary ho toy ny lehilahy mahery ireo,
Izay manitsaka ny fotaka eny an-dàlana amy ny ady,
Hiady izy, satria Jehovah no momba azy;
Ary homenarina ny mpitaingin-tsoavaly.
6 Hampahery ny taranaky Joda Aho,
Ary ny taranaky Josefa hovonjeko ka hampodiko,[3]
Satria mamindra fo aminy Aho,
Ka ho toy izay tsy nariako izy;
Fa Izaho no Jehovah Andriamaniny ka hihaino azy.
7 Ho toy ny lehilahy mahery Efraima,
Ary hifaly toy ny azon' ny divay ny fony;
Ny zanany hahita ka ho faly;
Hifaly aminy Jehovah ny fony.
8 Hisiaka hiantso azy Aho ka hanangona azy,
Fa efa nanavotra azy Aho;
Ka dia mbola hihamaro toy ny efa nihamaroany hiany izy.

[1] *Heb.* hampitsimoka. [2] *Heb.* terafima. [3] *Na:* hamponeniko.

9 Ary hafafiko any amy ny firenena izy,
Ka any amy ny tany lavitra no hahatsiarovany Ahy;[1]
Ary samy ho velona izy mbamy ny zanany ka hiverina.
10 Dia hampody azy avy any amy ny tany Egypta Aho
Sy hanangona azy avy any Asyria;
Ary ho any amy ny tany Gileada sy Libanona no hitondrako azy,
Ka tsy ho omby azy izany.
11 Dia hamaky ny ranomasimpahoriana izy
Ka hamely ny onjan-dranomasina,
Ho ritra ny rano laliny Neily rehetra,
Haetry ny avonavony Asyria,
Ary hiala ny tehina fanapahany Egypta.
12 Dia hampahereziko ao aminy Jehovah izy,
Ka ny anarany no handehanany, hoy Jehovah.

*Ny amy ny hihavian' ny loza, ary ny hahafoizana ny ondriny Jehovah noho ny fandavany Azy, sy ny hanolorana ireny ho any ny mpiandry adala.*

XI. VOHAY ny varavaranao, ry Libanona ô!
Handevonan' ny afo ny sederanao.
2 Midradradradrà, ry hazo kypreso!
Fa efa nianjera ny sedera,
Eny, fongotra ireo avo be;
Midradradradrà, hianareo ôka any Basana!
Fa ripaka ny ala mikirindro.
3 Injay! fidradradradran' ny mpiandry ondry!
Fa rava ny voninahiny;
Injay! fieron' ny liona tanora!
Fa rava ny kirihitrala eny amorony[2] Jordana.
4 Izao no lazainy Jehovah Andriamanitra: Andraso ny ondry izay
hovonoina, 5 dia ireo vonoin' ny
tompony,[3] nefa tsy ananany heloka;[4]
ary ny mivarotra azy manao hoe:
Isaorana anie Jehovah, fa manan-karena aho; ary ny mpiandry azy koa
dia tsy miantra azy. 6 Fa tsy hiantra ny mponina amy ny tany intsony
Aho, hoy Jehovah; fa, indro, Izaho
dia hanolotra ny olona samy ho eo
an-tànan' ny namany sy samy ho eo
an-tànan' ny mpanjakany avy; ary
hamely ny tany ireo, nefa tsy mba
hanafaka amy ny tànany Aho.
7 Ary niandry ny ondry izay
hovonoina Aho, dia izay ondry mahantra. Ary naka tehina roa ho
Ahy Aho, ny iray nataoko hoe Fahasoavana, ary ny iray kosa nataoko
hoe Fikambanana; ary nandrasako
ny ondry. 8 Ary nandringana ny
mpiandry ondry telo[5] Aho tamy ny
iray volana, fa tsy nahatsindry fo
taminy intsony, sady tofoka Ahy ny
fanahiny. 9 Dia hoy Izaho: Tsy
hiandry anareo Aho: izay ho faty
dia aoka ho faty, ary izay ho ringana dia aoka ho ringana, ary ny
sisa dia aoka samy hihinana ny
nofon' ny namany avy.
10 Ary noraisiko ny tehiko Fahasoavana ka notapahiko, mba hanafoanako ny fanekena izay efa nataoko tamy ny firenena rehetra. 11
Ary tapaka tamin' izany andro
izany iny, ka dia fantatry ny ondry
mahantra, izay nitandrina ny teniko,
fa teniny Jehovah izany.
12 Dia hoy izaho taminy: Raha
tsara eo imasonareo, dia omeo ahy
ny karamako; fa raha tsy izany,
dia aoka hiany. Ary dia nolanjainy
ny karamako, ka sekely volafotsy
telo-polo. 13 Ary hoy Jehovah tamiko: Atsipazo amy ny mpanefy

[1] *Na:* Ary na dia hafafiko any amy ny firenena aza izy, dia hahatsiaro Ahy any amy ny tany lavitra. [2] *Heb.* reharehany. [3] *Na:* izay nividy azy.
[4] *Na:* nefa tsy atao ho meloka ireny. [5] *Na:* telo amin' ireo mpiandry ireo.

tanimanga izany vola be nanomba-
nany Ahy izany ! Dia noraisiko ny
sekely volafotsy telo-polo ka natsi-
piko tamy ny mpanefy tanimanga
tao an-tranony Jehovah. 14 Dia
notapahiko koa ilay tehiko anan-
kiray Fikambanana, hanafoanako
ny firahalahiany Joda sy Isiraely.
15 Ary hoy Jehovah tamiko:
Alao ho anao koa ny tehin' ny
mpiandry ondry adala. 16 Fa, in-
dro, Izaho hanangana mpiandry amy
ny tany, izay tsy hamangy ny na-
ringana, na hitady ny niely, na
hanasitrana ny naratra, na hiandry
izay mbola matanjaka ;[1] fa hoha-
niny ny nofon' ny matavy sady
helakelahiny ny kitrony. 17 Lo-
zan' ny mpiandry ondry tsy ma-
homby, izay mandao ny ondry ! Ny
sabatra no hamely ny sandriny sy
ny masony ankavanana ; halazo to-
koa ny sandriny, ary ho jamba tokoa
ny masony ankavanana.

*Ny hampaherezana ny Isiraely, sy ny hanamasinana azy.*

XII. TENY faminaniana avy ta-
miny Jehovah ny amy
ny Isiraely.
Hoy Jehovah, Izay mamelatra ny
lanitra sy manao ny fanorenan' ny
tany ary mamorona ny fanahin' ny
olona ao anatiny : 2 Indro, Izaho
hanao any Jerosalema ho kapoaka
mampiraikiraiky ho any ny firenena
rehetra manodidina ; ary ny Joda
koa hiharan' izany amy ny hanao-
vana fahirano any Jerosalema.
3 Ary amin' izany andro izany
Jerosalema dia hataoko vato mave-
satra ho any ny firenena rehetra,
ka haratra dia haratra izay rehetra
mivesatra azy ; ary ho tafangona
hamely azy ny firenena rehetra amy
ny tany.
4 Amin' izany andro izany, hoy
Jehovah, dia hamely ny soavaly amy
ny fahaverezan-kevitra Aho, ary ny
mpitaingina azy amy ny fahadalana ;
hampihiratra ny masoko amy ny
taranaky Joda Aho ary hamely ny
soavaly rehetra izay any ny firenena
amy ny fahajambana.
5 Ary ireo lohany amy ny fire-
neny Joda dia hanao anakampo hoe :
Ny mponina any Jerosalema dia
heriko ao aminy Jehovah, Tompon'
ny maro, Andriamaniny.
6 Amin' izany andro izany ireo
lohany amy ny fireneny Joda dia
hataoko tahaka ny fatana mirehitra
eny amy ny hazo sy tahaka ny fa-
nilo mirehitra eny amy ny amboara,
ka handevona ny firenena rehetra
manodidina amy ny ankavanana sy
ny ankavia izy ; ary Jerosalema dia
mbola hiorina amy ny fitoerany hia-
ny, dia any Jerosalema. 7 Ary
hovonjeny Jehovah aloha ny lain' ny
Joda, mba tsy hisandratra ambonin'
ny Joda intsony ny voninahitry ny
taranaky Davida sy ny voninahitry
ny mponina any Jerosalema.
8 Amin' izany andro izany dia
harovany Jehovah ny mponina any
Jerosalema ; ary izay mila ho reraka
ao aminy aza amin' izany andro
izany dia ho tahaka any Davida ;
ary ny taranaky Davida ho tahaka
an' Andriamanitra, dia tahaka Ilay
Anjeliny Jehovah eo anoloany. 9
Amin' izany andro izany dia hitady
handringana ny jentilisa rehetra
izay avy hamely any Jerosalema
Aho.
10 Ary haidiko amy ny taranaky
Davida sy amy ny mponina any
Jerosalema ny fanahin' ny fahasoa-
vana sy ny fifonana, ka hijery Ahy
Izay[2] nolefoniny izy, ary hisaona
Azy toy ny fisaonana zanakalahy
tokana izy sady halahelo Azy toy
ny fahalahelovan' ny olona ny lahi-
matoany.
11 Amin' izany andro izany dia
hisy fisaonana lehibe any Jerosalema
toy ny fisaonana tao Hadadrimona
eo amy ny lohasaha Megido. 12
Ary hisaona mitsitokantokana ny

[1] *Heb.* mijoro tsara.

[2] *Na:* [ka hijery Ilay].

tany, samy isam-pianakaviana avy:
ny fianakaviany Davida mitokana,
ary ny vadin' ireo mitokana; ny
fianakaviany Natana mitokana, ary
ny vadin' ireo mitokana; 13 ny
fianakavian' ny taranaky Levy mitokana, ary ny vadin' ireo mitokana;
ny fianakaviany Simey mitokana,
ary ny vadin' ireo mitokana; 14 ny
fianakaviana sisa rehetra mitokana
isam-pianakaviana, ary ny vadin'
ireo mitokana.

XIII. Amin' izany andro izany dia hisy loharano voasokatra ho any ny taranaky Davida sy ho any ny mponina any Jerosalema hanafaka fahotana sy fahalotoana.

2 Ary amin' izany andro izany, hoy Jehovah, Tompon' ny maro, dia hofoanako ny anaran-tsampy amy ny tany, ka tsy hotsarovana intsony ireny; ary hesoriko amy ny tany ny mpaminany sy ny fanahim-pahalotoana.

3 Ary raha mbola hisy haminany, ny ray aman-dreniny izay niteraka azy dia hanao aminy hoe: Tsy ho velona hianao, satria miteny lainga amy ny anarany Jehovah; ary ny ray aman-dreniny izay niteraka azy dia handefona azy, raha maminany izy.

4 Ary amin' izany andro izany
ny mpaminany dia samy hahazo
henatra noho ny fahitany avy, raha
maminany; ary tsy hikapôty volom-biby hamitahana izy, 5 fa hanao
hoe: Tsy mpaminany aho, fa mpiasa
tany, satria nisy nanandevo[1] ahy,
fony aho mbola kely. 6 Dia hisy
hanao aminy hoe: Ka inona itony
ratra amy[2] ny tànanao itony? Dia
hovaliany hoe: Naratra tao antranon' ny sakaizako ireny.

*Ny hanadiovana ny Isiraely, sy ny ho voninahiny any am-parany.*

7 MIFOHAZA, ry sabatra, hamely ny mpiandriko sy ny lehilahy namako, hoy Jehovah, Tompon' ny maro. Asio ny mpiandry,
dia hihahaka ny ondry, ary hamerina ny tànako ho amy ny madinika
Aho. 8 Ary amy ny tany rehetra,
hoy Jehovah, ny androa-tokony dia
haringana ho faty ao; fa ny ampahatelony sisa no havela ao kosa. 9
Ary ho entiko miditra amy ny afo
ny ampahatelony, ary harendriko
toy ny fandrendrika volafotsy izy,
ary hizahako toetra toy ny fizaha
toetra ny volamena izy; hiantso ny
anarako izy, ary Izaho hamaly azy;
Izaho hanao hoe: Oloko izy, ary izy
hanao hoe: Jehovah no Andriamanitro.

XIV. Indro, hisy androny Jehovah
ho avy, ka ny babo aminao
hozaraina ao ampovoanao. 2 Ary
hangoniko ny jentilisa rehetra
hamely any Jerosalema, dia ho afaka
ny tanàna, ka horobaina ny trano,
ary hosavihina ny vehivavy; ary ny
antsasaky ny tanàna dia ho lasanko babo, fa ny vahoaka sisa tsy dia
hofongorana avokoa amy ny tanàna.

3 Dia hivoaka Jehovah ka hiady
amin' ireny jentilisa ireny, tahaka
ny fameliny amy ny andro fiadiana.
4 Ary amin' izany andro izany ny
tongony hijoro eo an-tendrombohitra
Oliva, izay eo atsinanana tandrifiny
Jerosalema, ary ny tendrombohitra
Oliva hitresaka eo afovoany hiantsinanana sy hiankandrefana, ka hisy
lohasaha lehibe; ary ny antsasaky
ny tendrombohitra hifindra hianavaratra, fa ny antsasany kosa hianatsimo. 5 Dia handositra ho any
amy[3] ny lohasahan' ny tendrombohitro hianareo, fa hipaka hatrany
Azela ny lohasahan' ny tendrombohitra; eny, handositra hianareo tahaka ny nandosiranareo ny horohorontany tamy ny androny Ozia,
mpanjakan' ny Joda; ary ho avy
Jehovah Andriamanitro mbamy ny
masina rehetra momba Azy.[4]

6 Ary amin' izany andro izany
dia tsy hisy mazava, ary ireo mami-

[1] *Na:* nividy. [2] *Heb.* anelanelan'. [3] *Na:* hamaky. [4] *Heb.* Anao.

rapiratra tsy hiseho intsony; 7 fa
hisy andro iray, izay fantatry Jehovah,—tsy andro na alina; nefa, raha hariva ny andro, dia hisy mazava.

8 Ary amin' izany andro izany dia hisy rano velona hivoaka avy any Jerosalema, ka ny antsasany hankany amy ny ranomasina atsinanana, ary ny antsasany hankany amy ny ranomasina andrefana, na amy ny fahavaratra na amy ny ririnina dia samy hisian' izany.

9 Ary Jehovah ho Mpanjakan' ny tany rehetra; amin' izany andro izany dia iray no Jehovah, sady iray no anarany.

10 Ho tonga tahaka ny tani-hay ny tany rehetra hatrany Geba ka hatrany Rimona ao atsimony Jerosalema; ary hasandratra sy honenana ao amy ny fitoerany izy hatramy ny vavahadiny Benjamina ka hatreo amy ny vavahady voalohany, hatramy ny vavahady anjorony, ary hatramy ny tilikambo Hananela ka hatramin' ireo famiazam-boaloboky ny mpanjaka.
11
Dia hisy mponina any, ary tsy hisy ozona[1] intsony, fa Jerosalema handry fahizay.

12 Ary izao no areti-mandringana hamelezany Jehovah ny firenena rehetra izay efa nanafika any Jerosalema: Hataony mihalevona ampitsanganana ny nofony, ary hihalevona eo amy ny itoerany ny masony, ary ny lelany koa hihalevona ao am-bavany.
13 Ary amin' izany andro izany dia hisy fifanaritahana lehibe avy aminy Jehovah ao aminy, ary hifampihazon-tànana izy, sady samy hanainga tànana hifamely.
14
Ary ny Joda koa hamely any[2] Jerosalema, ary hovorina ny haren' ny firenena manodidina rehetra, dia volamena sy volafotsy ary fitafiana betsaka.
15 Ary ho toy izany koa ny areti-mandringana hamely ny soavaly sy ny ampondra sy ny rameva sy ny boriky mbamy ny biby fiompy rehetra izay ao amin' ireny toby ireny, eny, ho tahaka izany areti-mandringana izany hiany.

16 Ary ny sisa rehetra amy ny jentilisa rehetra, izay niakatra namely any Jerosalema, dia hiakatra isan-taona isan-taona hiankohoka eo anatrehan' ny Mpanjaka, dia Jehovah, Tompon' ny maro, ary hitandrina ny andro firavoravoana fitoerana antrano rantsan-kazo.
17 Ary na iza
na iza amy ny firenena samihafa amy ny tany no tsy hiakatra ho any Jerosalema hiankohoka eo anatrehan' ny Mpanjaka, dia Jehovah, Tompon' ny maro, dia tsy mba hisy ranonorana mivatravatra any aminy.
18 Ary raha ny fireneny Egypta tsy mba miakatra ka tsy tonga, dia tsy hisy koa any aminy, sady ho tonga ny areti-mandringana izay hamelezany Jehovah ny firenena tsy miakatra hitandrina ny andro firavoravoana fitoerana an-trano rantsan-kazo.
19 Izany no fampijaliana any[3] Egypta sy fampijaliana[3] ny firenena rehetra izay tsy miakatra hitandrina ny andro firavoravoana fitoerana an-trano rantsankazo.

20 Amin' izany andro izany dia hisy ao amy ny famohamandrintsoavaly manao hoe: HAMASININA HO ANY JEHOVAH; ary ny vilany ao an-tranony Jehovah ho tahaka ny lovia famafazana eo anoloan' ny alitara.
21 Eny, ny vilany rehetra any Jerosalema sy Joda dia hohamasinina ho any Jehovah, Tompon' ny maro; ary izay rehetra mamono zavatra hatao fanatitra dia ho avy haka amin' ireny ka hahandro aminy.

Ary amin' izany andro izany dia tsy hisy Kananita[4] intsony ao antranony Jehovah, Tompon' ny maro.

---

[1] *Heb.* herema. [2] *Na:* hiady any. [3] *Na:* fahotany. [4] *Na:* mpandranto.

# MALAKIA.

*Ny amy ny fitiavan' Andriamanitra ny Isiraely, sy ny nanamavoan' ireny ny anarany sy ny fombampivavahana aminy.*

I. TENY faminaniana avy taminy
Jehovah nampitondrainy any
Ma kia ho amy ny Isiraely.
2 Efa tia anareo Aho, hoy Jeho-
vah; nefa hoy hianareo: Inona no
nentinao nitia anay? Tsy rahala-
hiny Jakoba va Esao? hoy Jeho-
vah; nefa Jakoba no tiako, 3 fa
Esao no halako, ka nataoko tany
lao ny tendrombohiny, ary ny lovany
natolotro ho any ny ambodia [1] any
an-efitra.
4 Na dia hoy aza Edoma: Toro-
toro izahay, nefa mbola hamboarinay
indray ny efa rava, dia izao no
lazainy Jehovah, Tompon' ny maro:
Ireo dia hanamboatra, fa Izaho kosa
handrava; ary dia hatao hoe tanin'
ny faharatsiana, dia firenena teze-
rany Jehovah mandrakizay, ireo.
5 Ary ny masonareo no hahita, ka
dia hiteny hianareo hanao hoe: Je-
hovah dia lehibe [2] any an-koatry [3]
ny tanin' ny Isiraely.
6 Ny zanaka manaja ny rainy,
ary ny mpanompo ny tompony; koa
raha Ray Aho, aiza ary izay hajako?
ary raha Tompo Aho, aiza izay ta-
hotra Ahy? hoy Jehovah, Tompon'
ny maro, aminareo, ry mpisorona,
izay manamavo ny anarako, nefa
manao hoe: Amin' inona no anama-
voanay ny anaranao? 7 Amy ny
fitondrana hanina voaloto ho eo amy
ny alitarako. Nefa hianareo manao
hoe: Amin' inona no andotoanay
Anao? Amy ny fanaovanareo hoe:
Ny latabatry Jehovah dia fanazim-
bazimba. 8 Ary raha jamba no
entinareo hovonoina hatao fanatitra,
—tsy ratsy hoe izany! Ary raha
mandringa sy marary no entinareo,
—tsy ratsy hoe izany! Atero ho
any ny governora manapaka anao
ange izany,—moa hahazo sitraka
na fitia aminy va hianao? hoy
Jehovah, Tompon' ny maro. 9 Koa
masìna hianareo, andeha mifona
amin' Andriamanitra hamindrany
fo amintsika—fa ny tànanareo no
nahatonga izany,—moa hankasi-
traka va Izy noho ny aminareo?
hoy Jehovah, Tompon' ny maro.
10 Enga anie ka hisy aminareo
handrindrina ny varavarana ka tsy
handrehitra afo foana eo ambonin'
ny alitarako! Tsy hankasitraka
anareo Aho, na ta-handray fana-
titra amy ny tànanareo, hoy Jeho-
vah, Tompon' ny maro.
11 Fa hatramy ny fiposahan' ny
masoandro ka hatramy ny filente-
hany dia lehibe [4] ny anarako any
amy ny jentilisa, ary any amy ny
tany rehetra no handoroana ditin-
kazo manitra sy hanaterana fana-
titra madio ho any ny anarako; fa
lehibe [4] any amy ny jentilisa ny
anarako, hoy Jehovah, Tompon' ny
maro.
12 Fa hianareo kosa manamavo
izany amy ny fanaovanareo hoe:
Voaloto ny latabatry Jehovah, ary
ny haniny aterina eo [5] dia tsinon-
tsinona. 13 Hoy koa hianareo:
Tsy mba hasasarana lahy! ary iki-
fonanareo izany, hoy Jehovah, Tom-
pon' ny maro; entinareo ny nalaina
an-keriny sy ny mandringa sy ny

[1] *Na:* jakala. [2] *Na:* ho lehibe anie. [3] *Na:* eny amy.
[4] *Na:* ho lehibe. [5] *Heb.* vokany.

marary, ka dia aterinareo ho fana-
titra; moa ta-handray izany amy
ny tànanareo va Aho? hoy Jeho-
vah. 14 Fa voaozona ny mpami-
taka, izay manana ondrilahy ao amy
ny ondriny, ary mivoady, nefa ma-
mono zavatra misy kilema hatao
fanatitra ho any ny Tompo.

Fa Mpanjaka lehibe Aho, hoy
Jehovah, Tompon' ny maro, ary ny
anarako dia mahatahotra any amy
ny jentilisa.

*Ny tsi-fahamarinan' ny mpisorona, sy ny namalian' Andriamanitra azy.*

II. ARY ankehitriny, ry mpiso-
rona, dia ho aminareo izao
didy izao: 2 Raha tsy hihaino na
handatsaka am-po ka hanome voni-
nahitra ny anarako hianareo, hoy
Jehovah, Tompon' ny maro, dia
halefako hamely anareo ny ozona,
ka hozoniko ny tso-drano ataonareo;
eny, efa voaozoko sahady izany,
satria tsy nandatsaka am-po hia-
nareo. 3 Indro, hasiako teny mafy
ny voa afafinareo, ary hofafazako
taindroroha ny tavanareo, dia ny
taindroroha avy amy ny andro fira-
voravoanareo; ary hailika miaraka
aminy hianareo. 4 Dia ho fanta-
trareo fa nampitondra izany didy
izany ho aminareo Aho, mba haha-
retan' ny fanekeko aminy Levy,[1]
hoy Jehovah, Tompon' ny maro.
5 Ny fanekeko taminy dia fiai-
nana sy fiadanana; ary nomeko azy
ho fahatahorana izany, ka dia nata-
hotra Ahy sy nangovitra teo anatre-
han' ny anarako izy. 6 Ny lalàn'
ny fahamarinana no teo am-bavany,
ary tsy mba nisy tsi-fahamarinana
teo amy ny molony; tamy ny fiada-
nana sy ny fahitsiana no niarahany
nandeha tamiko, ary maro no nam-
pialainy tamy ny heloka.
7 Fa ny molotry ny mpisorona
tokony hitahiry fahalalana, ary ny
lalàna hotadiavina eo am-bavany,
satria iraky Jehovah, Tompon' ny
maro, izy. 8 Fa hianareo kosa dia
efa nivily làlana sady nampahatafin-
tohina olona maro ny amy ny lalàna
ary namadika ny fanekena aminy
Levy, hoy Jehovah, Tompon' ny
maro. 9 Ary Izaho kosa dia efa
nanolotra anareo ho fanazimbazimba
sy ho fanao tsinontsinona eo anatre-
han' ny vahoaka rehetra, noho ny
tsy nitandremanareo ny làlako sy
ny nizahanareo tavan' olona ny amy
ny lalàna.

*Fananarana ny olona noho ny fisaoram-bady nataony sy ny nifanambadiany tamy ny jentilisa.*

10 TSY mpiombon-dray va isika
rehetra? Tsy Andriamani-
tra iray hiany va no nahary an-
tsika? Koa nahoana no samy mi-
vadika amy ny rahalahintsika avy
isika ka mamadika ny fanekena
tamy ny razantsika? 11 Ny Joda
efa namitaka, ary misy fahavetave-
tana atao ao amy ny Isiraely sy eto
Jerosalema; fa ny Joda efa nandoto
ny fitoera-masiny Jehovah, izay tia-
ny, sady efa nanambady ny zana-
kavavin' ny andriamani-kafa. 12
Enga anie ka hofongorany Jehovah
hiala amy ny lainy Jakoba ny lehi-
lahy izay manao izany, na iza na
iza,[2] sy izay manatitra fanatitra ho
any Jehovah, Tompon' ny maro.
13 Ary faharoan' izany, dia izao
koa no ataonareo: Saronanareo
ranomaso sy fitomaniana ary fisen-
toana ny alitarany Jehovah, ka tsy
mba jereny intsony ny fanatitra,
ary tsy handray fankasitrahana avy
amy ny tànanareo Izy.
14 Nefa hoy hianareo: Nahoana?
Satria Jehovah no vavolombelona
ny aminao sy ny vadin' ny faha-
tanoranao izay nofitahinao, na dia
namanao sady vady efa vita fane-
kena taminao aza izy. 15 Moa tsy
nisy anankiray nanao izany va, nefa
mbola nanam-panahy hiany? Fa

[1] *Na:* mba ho fanekeko aminy Levy izany.

[2] *Heb.* na ny mpiambina, na ny mpamaly.

inona andrefa no notadiavin' ilay
anankiray? Taranaka araka an'
Andriamanitra.[1]
Koa dia tandremo ny fanahinareo,
ary aoka tsy hisy hamitaka ny
vadin' ny fahatanorany. 16 Fa ha-
lako ny fisaoram-bady, hoy Jehovah,
Andriamanitry ny Isiraely, sy ny
fanosenana fampahoriana amy ny
fitafiany, hoy Jehovah, Tompon' ny
maro; koa tandremo ny fanahinareo,
ary aza mamitaka hianareo.

*Ny amy ny androny Jehovah.*

17 EFA manasatra any Jehovah
amy ny teninareo hianareo.
Nefa hoy hianareo: Amin' inona moa
no anasaranay Azy? Amy ny fanao-
vanareo hoe: Izay rehetra manao
ratsy dia tsara eo imasony Jeho-
vah ka ankasitrahany, na amy ny
hoe: Aiza Andriamanitry ny fitsa-
rana?
III. Indro, haniraka ny irako Aho,
ary izy hanamboatra làlana eo
alohako; ary ny Tompo Izay tadia-
vinareo dia ho avy tampoka ho eo
an-tempoliny; ary ny Anjelin'[2] ny
fanekena Izay irinareo, dia, indro,
tamy Izy, hoy Jehovah, Tompon'
ny maro.
2 Nefa iza no mahatanty ny an-
dro hihaviany? Ary iza no maha-
janona, raha miseho Izy? Fa Izy
dia tahaka ny afon' ny mpandren-
drika sy ny savonin' ny mpanasa
lamba. 3 Ary hipetraka handren-
drika sy hanadio volafotsy Izy;
eny, hanadio ny taranaky Levy Izy
sy handrendrika azy toy ny fandren-
drika volamena sy volafotsy, ka dia
ho any Jehovah ireny ho mpanatitra
fanatitra amim-pahamarinana. 4
Dia ho maminy Jehovah ny fana-
titry ny Joda sy Jerosalema toy ny
tamy ny andro fahiny sy toy ny
tamy ny taona taloha.
5 Ary hanatona anareo ho fitsa-
rana Aho ka ho vavolombelona fain-
gana hanameloka ny mpanana ody
sy ny mpijangajanga sy ny mpianian-
tsy to sy ny mpampahory ny mpi-
karama amy ny karamany mbamy
ny mpitondratena sy ny kamboty
ary izay mampahory ny vahiny; fa
tsy matahotra Ahy izy, hoy Jeho-
vah, Tompon' ny maro. 6 Fa Izaho
Jehovah dia tsy miova, ary hiana-
reo, ry taranaky Jakoba, dia tsy
fongana.
7 Hatramy ny andron' ny raza-
nareo dia efa niala tamy ny didiko
hianareo ka tsy nitandrina azy.
Miverena amiko, dia mba hiverina
ho aminareo kosa Aho, hoy Jehovah,
Tompon' ny maro.
Nefa hoy hianareo: Ahoana ary
no ho fiverinay? 8 Handroba an'
Andriamanitra va ny olona, no man-
droba Ahy hianareo? Nefa hoy hia-
nareo: Amin' inona moa no andro-
banay Anao? Amy ny fahafolon-
karena sy ny fanatitra.[3] 9 Voao-
zona amy ny ozona hianareo, nefa
Izaho no robainareo, dia izao hiana-
reo rehetra iray firenena izao.
10 Entonareo ny fahafolon-karena
rehetra ho ao amy ny trano firake-
tako, mba hasian-kanina ao an-
tranoko, ary izahao toetra amin'
izany Aho, hoy Jehovah, Tompon'
ny maro, raha tsy hovohàko ny
varavaran' ny lanitra ho anareo ka
hampidinako fitahiana manana amby
ampy ho anareo. 11 Ary hasiako
teny mafy ny valala[4] noho ny ami-
nareo, ka tsy hanimba ny vokatry
ny tany intsony ireny, ka dia haha-
vanom-boa ny voalobokareo any an-
tsaha, hoy Jehovah, Tompon' ny
maro. 12 Ary hianareo hataon' ny
firenena rehetra hoe sambatra; fa
ho tany mahafinaritra hianareo, hoy
Jehovah, Tompon' ny maro.
13 Ny teninareo dia mahery ma-
mely Ahy, hoy Jehovah. Nefa hoy

---

[1] *Na:* Moa tsy iray va no nataony? Nefa nanana fanahy sisa hiany Izy. Ary nahoana no iray? Nitady taranaka araka an' Andriamanitra Izy.
[2] *Na:* Iraky. [3] *Heb.* fanatitra asandratra. [4] *Heb.* mpandany.

hianareo: Inona no resakay nenti-
nay namely Anao? 14 Tamy ny
nanaovanareo hoe: Zava-poana ny
manompo an' Andriamanitra; ary
inona moa no soa efa azo tamy ny
fitandremantsika izay nasainy no-
tandremana sy tamy ny nandehanan-
tsika nitafy lamba fisaonana [1] teo
anatrehany Jehovah, Tompon' ny
maro. 15 Ary ankehitriny isika
dia midera ny mpirehareha hoe sam-
batra; eny, voaorina tsara izay nanao
ratsy, sady efa naka fanahy an' An-
driamanitra izy, nefa afa-nandositra
hiany.

16 Ary tamin' izany izay nataho-
tra any Jehovah dia samy niresaka
tamy ny namany avy; ary Jehovah
nihaino ka nandre izany; ary nisy
boky nosoratana teo anatrehany ho
fahatsiarovana izay matahotra any
Jehovah sy mihevitra ny anarany.
17 Ary ho rakitra soa ho Ahy
ireny amy ny andro izay hotendreko,
hoy Jehovah, Tompon' ny maro, ary
ho antra azy Aho toy ny olona antra
ny zanani-lahy izay manompo azy.
18 Ka dia ho hitanareo indray ny
tsi-fitovian' ny marina sy ny meloka,
dia ny manompo an' Andriamanitra
sy ny tsy manompo Azy.

19 Fa, indro, avy ny andro, man-
doro toy ny fatana fandoroana izy;
ary ny mpirehareha rehetra sy ny
mpanao ratsy rehetra dia ho vodi-
vary; ka dia handoro azy ny andro
izay ho avy, hoy Jehovah, Tompon'
ny maro, ka tsy hasiany miangana,
na ny fàkany na ny sampany. 20
Ary hiposaka aminareo, izay mata-
hotra ny anarako, ny Masoandron'
ny fahamarinana, manana fanasitra-
nana ao amy ny tànany; [2] ary hi-
voaka hianareo ka hifalihavanja toy
ny zanak' omby mifahy; 21 ary
hohitsahinareo ny ratsy fanahy; fa
ho lavenona eo ambanin' ny faladia-
nareo izy amy ny andro izay hoten-
dreko, hoy Jehovah, Tompon' ny
maro.

22 Tsarovinareo ny lalàny Mosesy
mpanompoko, izay nandidiako azy
tao Horeba ny amy ny Isiraely re-
hetra, dia ny didy sy ny fitsipika.

23 Indro, Izaho haniraka any
Elia mpaminany ho aminareo, dieny
tsy mbola tonga ny androny Jeho-
vah, ilay lehibe sady mahatahotra;
24 ary izy hampody ny fon' ny ray
ho amy ny zanaka, ary ny fon' ny
zanaka ho amy ny rainy, fandrao
ho avy Aho hamely ny tany amy ny
fandringanana. [3]

---

[1] *Na:* nijoretra. [2] *Heb.* elany. [3] *Heb.* herema.

NY

# SORATRA MASINA

AMY NY

## TESTAMENTA VAOVAO.

---

NADIKA AVY TAMY NY TENY GRIKA.

---

*(Revision Committee's Version, 1887.)*

LONDON:
BRITISH AND FOREIGN BIBLE SOCIETY.
1889.

NY

# ANARAN' NY BOKY

SY NY

## ISAN' NY TOKONY AVY.

---

| | Misy toko | | Misy toko |
|---|---|---|---|
| MATIO | 28 | Timoty I. | 6 |
| Marka | 16 | Timoty II. | 4 |
| Lioka | 24 | Titosy | 3 |
| Jaona | 21 | Filemona | 1 |
| Asan' ny Apostoly | 28 | Hebreo | 13 |
| Romana | 16 | Jakoba | 5 |
| Korintiana I. | 16 | Petera I. | 5 |
| Korintiana II. | 13 | Petera II. | 3 |
| Galatiana | 6 | Jaona I. | 5 |
| Efesiana | 6 | Jaona II. | 1 |
| Filipiana | 4 | Jaona III. | 1 |
| Kolosiana | 4 | Joda | 1 |
| Tesaloniana I. | 5 | Apokalypsy, na Fanambarana | 22 |
| Tesaloniana II. | 3 | | |

# NY FILAZANTSARA

NOSORATANY

# MATIO.

---

*Ny filazana ny razany Jesosy Kristy.*
|| Lio. iii. 23-38.

I. NY filazana ny razany Jesosy
Kristy, zanaky Davida, za-
naky Abrahama.
2 Abrahama niteraka any Isaka;
ary Isaka niteraka any Jakoba; ary
Jakoba niteraka any Joda miraha-
lahy avy; 3 ary Joda niteraka any
Fareza sy Zara taminy Tamara; ary
Fareza niteraka any Hezrona; ary
Hezrona niteraka any Rama;[1] 4
ary Rama[1] niteraka any Amina-
daba; ary Aminadaba niteraka any
Nasona; ary Nasona niteraka any
Salmona; 5 ary Salmona niteraka
any Boaza taminy Rahaba; ary
Boaza niteraka any Obeda taminy
Rota; ary Obeda niteraka any Jese;
6 ary Jese niteraka any Davida
mpanjaka.
Ary Davida niteraka any Solo-
mona tamy ny vadiny Oria; 7 ary
Solomona niteraka any Rehoboama;
ary Rehoboama niteraka any Abia;
ary Abia niteraka any Asa;[2] 8 ary
Asa[2] niteraka any Josafata; ary
Josafata niteraka any Jorama; ary
Jorama niteraka any Ozia; 9 ary
Ozia niteraka any Jotama; ary Jo-
tama niteraka any Ahaza; ary
Ahaza niteraka any Hezekia; 10
ary Hezekia niteraka any Manase;
ary Manase niteraka any Amona;[3]
ary Amona[3] niteraka any Josia;
11 ary Josia niteraka any Jekonia
mirahalahy avy, tamy ny nifindrana
tany Babylona.
12 Ary taorian' ny nifindrana
tany Babylona Jekonia dia niteraka
any Sealtiela;[4] ary Sealtiela[4] nite-
raka any Zerobabela; 13 ary Zero-
babela niteraka any Abihoda; ary
Abihoda niteraka any Eliakima;
ary Eliakima niteraka any Azora;
14 ary Azora niteraka any Zadoka;
ary Zadoka niteraka any Akima;
ary Akima niteraka any Elihoda;
15 ary Elihoda niteraka any Elea-
zara; ary Eleazara niteraka any
Matana; ary Matana niteraka any
Jakoba; 16 ary Jakoba niteraka
any Josefa, vadiny Maria; ary Maria
niteraka any Jesosy, izay atao hoe
Kristy.
17 Ary ny taranaka rehetra ha-
traminy Abrahama ka hatraminy
Davida dia taranaka efatra amby
ny folo; ary hatraminy Davida ka
hatramy ny nifindrana tany Baby-
lona dia taranaka efatra amby ny
folo; ary hatramy ny nifindrana
tany Babylona ka hatraminy Kristy
dia taranaka efatra amby ny folo.

*Ny nilazan' ny anjely taminy Josefa fa ny Fanahy Masina no nananany Maria anaka.*

18 ARY ny nahaterahany Jesosy
Kristy dia toy izao:
Rehefa nanaiky Maria, reniny
Jesosy, ho fofombadiny Josefa, raha
tsy mbola nivady izy, dia hita fa

---

[1] *Gr.* Arama. [2] *Gr.* Asafa. [3] *Gr.* Amosa. [4] *Gr.* Salatiela.

nitoe jaza avy tamy ny Fanahy Ma-
sina izy. 19 Ary Josefa vadiny,
izay lehilahy marina sady tsy ta-
hanala baraka azy, dia nikasa hame-
traka azy mangingina. 20 Fa raha
mbola nisaina izany izy, indro, nisy
anjelin' ny Tompo niseho taminy
tamy ny nofy ka nanao hoe: Ry
Josefa, zanaky Davida, aza mataho-
tra hampakatra any Maria vadinao;
fa ny zaza ao an-kibony dia avy amy
ny Fanahy Masina, 21 ka hiteraka
zazalahy izy, ary ny anarany hatao-
nao hoe Jesosy;[1] fa Izy no hamonjy
ny olony ho afaka amy ny fahotany.
22 Ary izany rehetra izany dia
tonga mba hahatanteraka izay nam-
pilazain' ny Tompo ny mpaminany[2]
hoe:

23 "Indro ny virijina hitoe-jaza
ka hiteraka zazalahy;
Ary ny anarany hataon' ny
olona hoe Imanoela" (Isa.
vii. 14),

izany hoe, raha adika: "Amintsika
Andriamanitra."
24 Ary Josefa, rehefa nahatsiaro
tamy ny torimasony, dia nanao araka
izay nandidian' ny anjelin' ny Tompo
azy ka nampakatra ny vadiny. 25
Ary tsy nahalala azy izy mandra-
piterany zazalahy; ary ny anarany
nataony hoe Jesosy.

*Ny namangian' ny Magy sasany any Jesosy.*

II. ARY rehefa teraka Jesosy tao
Betlehema any Jodia, tamy
ny androny Heroda mpanjaka, in-
dreo, nisy Magy[3] avy tany atsina-
nana tonga tany Jerosalema ka na-
nao hoe: 2 Aiza Ilay teraka ho
Mpanjakan' ny Jiosy? fa nahita ny
kintany teny atsinanana izahay ka
tonga mba hiankohoka eo anatre-
hany.
3 Ary nony nandre izany Heroda
mpanjaka, dia nangorohoro izy mba-
miny Jerosalema rehetra. 4 Dia
namory ny lohan' ny mpisorona
rehetra sy ny mpanora-dalàna tamy
ny vahoaka izy ka nanontany azy
hoe: Aiza moa no hahaterahany
Kristy? 5 Ary hoy ireo taminy:
Ao Betlehema any Jodia; fa izao
no voasoratry ny mpaminany:

6 "Ary hianao, ry Betlehema,
tanin' ny Joda,
Tsy dia kely indrindra ao amy
ny andrianan' ny Joda hia-
nao tsy akory;
Fa avy ao aminao no hivoa-
han' izay anankiray ho
Mpanapaka,
Ka Izy no ho Mpiandry ny
Isiraely oloko" (Mik. v. 1).

7 Dia nampaka ny Magy mangin-
gina Heroda ka namototra fatratra
taminy izay andro nisehoan' ilay
kintana. 8 Dia naniraka azy han-
kany Betlehema izy ka nanao hoe:
Andeha, fotory tsara ny amin' ilay
zazakely; koa rehefa hitanareo izy,
dia ambarao amiko, mba hankane-
sako any koa hiankohoka eo anatre-
hany.
9 Ary rehefa nandre ny tenin'
ny mpanjaka izy ireo, dia lasa;
ary, indro, ilay kintana hitany teny
atsinanana nialoha azy mandra-pija-
nony teo ambonin' izay nitoeran' ny
zazakely. 10 Ary nony nahita ny
kintana izy, dia nifaly indrindra.
11 Ary rehefa tafiditra tao an-
trano izy, dia nahita ny zazakely sy
Maria reniny ka niankohoka teo ana-
trehany; ary nony efa nosokafany
ny fitehirizan-drakiny, dia nanolotra
zavatra ho Azy izy, dia volamena
sy zava-manitra ary miora. 12 Ary
rehefa notoroan' Andriamanitra he-
vitra tamy ny nofy izy tsy hiverina
any aminy Heroda, dia làlana hafa
no nalehany nody ho any amy ny
fonenany.

---

[1] Jesosy = Jehovah no Mpamonjy.

[2] *Gr.* profeta; *ny profeta dia olona voafidin' Andriamanitra ho mpilaza ny teniny.*

[3] Magy = olon-kendry.

*Ny nitondrany Josefa any Jesosy sy Maria nandositra nankany Egypta.*

13 ARY nony efa lasa nandeha
ireo, indro, nisy anjelin' ny
Tompo niseho taminy Josefa tamy
ny nofy ka nanao hoe: Mifohaza
hianao, ka ento ny zazakely sy ny
reniny, dia mandosira any Egypta,
ary mitoera any ambara-pilazako
aminao; fa Heroda efa hitady ny
zazakely hovonoiny. 14 Dia nifoha
izy ka nitondra ny zazakely sy ny
reniny, raha mbola alina, dia lasa
nankany Egypta; 15 ary nitoetra
tany izy ambara-pahafatiny Heroda,
mba hahatanteraka izay nampila-
zainy Jehovah ny mpaminany hoe:
"Nantsoiko hiala tany Egypta ny
zanako" (Hos. xi. 1).

*Ny nampamonoany Heroda ny zazakely tao Betlehema.*

16 ARY nony efa fantatry Heroda
fa voafitaky ny Magy izy,
dia tezitra indrindra izy ka naniraka
namono ny zazalahy rehetra hatra-
my ny roa taona no ho midina, izay
tao Betlehema sy tamy ny manodi-
dina rehetra, araka ny andro izay
nofotorany fatratra tamy ny Magy.
17 Dia tanteraka izay nampila-
zaina any Jeremia mpaminany hoe:
18 "Nisy feo re tao Rama,
Dia fidradradradrana sy fito-
maniana fatratra;
Rahely nitomany ny zanany,
Ary tsy azo nampiononina izy,
satria lany ritra ireny" (Jer.
xxxi. 15).

*Ny nitondrany Josefa any Jesosy sy Maria niverina tao Nazareta.*

|| Lio. ii. 39, 40.

19 ARY rehefa maty Heroda, in-
dro, nisy anjelin' ny Tompo
niseho taminy Josefa tany Egypta
tamy ny nofy ka nanao hoe: 20
Mifohaza hianao, ka ento ny zaza-
kely sy ny reniny, dia mankanesa
any amy ny tanin' ny Isiraely; fa
efa maty izay nitady ny ain' ny
zazakely. 21 Dia nifoha izy ka
nitondra ny zazakely sy ny reniny,
dia tonga tany amy ny tanin' ny
Isiraely. 22 Fa rehefa reny fa
Arkelaosy no nanjaka tany Jodia
nandimby any Heroda rainy, dia
natahotra hankany izy; ary rehefa
notoroan' Andriamanitra hevitra
tamy ny nofy izy, dia lasa nankany
amy ny tany Galilia. 23 Ary nony
tonga tany izy, dia nonina tao amy
ny tanàna atao hoe Nazareta, mba
hahatanteraka izay nampilazaina ny
mpaminany hoe: "Hatao hoe Naza-
rena Izy."

*Ny nataony Jaona Mpanao batisa.*

|| Mar. i. 1-8; Lio. iii. 1-18.

III. ARY tamin' izany andro
izany dia niseho Jaona
Mpanao batisa, nitory tany an-efitry
Jodia nanao hoe: 2 Mibebaha hia-
nareo; fa efa akaiky ny fanjakan'
ny lanitra. 3 Fa izy no ilay nam-
pilazaina any Isaia mpaminany hoe:
"Injany! misy feon' ny mian-
tso mafy any an-efitra hoe:
Amboary ny làlany Jehovah,
Ataovy mahitsy ny làlan-kale-
hany" (Isa. xl. 3).
4 Ary ny fitafian' izany Jaona izany
dia lamba volon-drameva, ary fehin-
kibo hoditra no tamy ny valahany;
ary ny fihinany dia valala sy tantely
remby.
5 Ary Jerosalema sy Jodia rehe-
tra mbamy ny tany rehetra amorony
Jordana dia nivoaka nankany aminy
Jaona, 6 ka nataony batisa tao amy
ny ony Jordana ireny, rehefa niaiky
ny fahotany.
7 Fa nony nahita ny Fariseo sy
ny Sadoseo maro nanatona ny bati-
sany izy, dia hoy izy taminy: Ry
taranaky ny menarana, iza no na-
noro hevitra anareo handositra ny
fahatezerana ho avy? 8 Koa ma-
moaza voa miendrika ny fibeba-
hana hianareo; 9 ary aza manao
anakampo hoe: Manana any Abra-
hama ho rainay izahay; fa lazaiko
aminareo fa Andriamanitra mahay

manangana zanaka ho any Abra-
hama amin' ireto vato ireto. 10
Ary, indro, efa mipetraka eo amy
ny fototry ny hazo sahady ny fama-
ky; koa ny hazo rehetra izay tsy
mamoa voa tsara dia kokapaina ka
hatsipy any anaty afo. 11 Izaho
dia manao batisa anareo amy ny
rano ho amy ny fibebahana; fa Ilay
avy ao aoriako no mahery noho
izaho, ka tsy miendrika hitondra ny
kapany aza aho; Izy no hanao batisa
anareo amy ny Fanahy Masina sy
ny afo; 12 eny an-tànany ny fikoro-
rohany, ary Izy hanadio tsara ny
eo am-pamoloany ka hanangona ny
variny ho any an-tsompitra; fa ny
akofa sy ny mololo hodorany amy
ny afo tsy mety maty.

*Ny nanaovany Jaona batisa any Jesosy.*

‖ Mar. i. 9-11; Lio. iii. 21, 22.

13 ARY tamin' izay Jesosy dia
avy tany Galilia ka tonga
teo amorony Jordana, dia nanatona
any Jaona Izy mba hataony batisa.
14 Fa Jaona nandà Azy ka nanao
hoe: Izaho no tokony hataonao
batisa, ka Hianao indray va no
mankaty amiko? 15 Fa namaly
Jesosy ka niteny taminy hoe: Ekeo
hiany ankehitriny, fa izao no mety
amintsika hahatanteraka ny faha-
marinana rehetra. Ka dia nekeny
Izy.

16 Ary raha vao natao batisa
Jesosy, dia niakatra avy teo amy
ny rano niaraka tamin' izay Izy;
ary, indro, nisokatra taminy ny
lanitra, ary hitany ny Fanahin' An-
driamanitra nidina tahaka ny voro-
mailala ka nankeo amboniny. 17
Ary, injao! nisy feo avy tany an-
danitra nanao hoe: Ity no Zanako
malalako Izay sitrako.

*Ny nakan' ny devoly fanahy any Jesosy.*

‖ Mar. i. 12, 13; Lio. iv. 1-13.

IV. ARY Jesosy dia nentin' ny
Fanahy nankany an-efitra,
mba halain' ny devoly [1] fanahy. 2
Ary nifady hanina efa-polo andro sy
efa-polo alina Izy, koa nony afaka
izany, dia noana. 3 Dia nanatona
ny mpaka fanahy ka nanao taminy
hoe: Raha Zanak' Andriamanitra
Hianao, dia teneno ho tonga mofo
ireto vato ireto. 4 Fa Izy kosa
namaly ka nanao hoe: Voasoratra
hoe: "Tsy mofo hiany no hivelo-
man' ny olona, fa ny teny rehetra
izay aloaky ny vavan' Andriamani-
tra" (Deo. viii. 3).

5 Ary ny devoly nitondra Azy
nankany amy ny tanàna masina ka
nampitoetra Azy teo an-tampon' ny
tempoly, 6 dia nanao taminy hoe:
Raha Zanak' Andriamanitra Hia-
nao, mianjerà any ambany any; fa
voasoratra hoe:

"Izy handidy ny anjeliny ny
aminao;
Ary eny an-tànany no hiton-
dran' ireo Anao,
Fandrao ho tafintohina amy
ny vato ny tongotrao"
(Sal. xci. 11, 12).

7 Hoy Jesosy taminy: Voasoratra
hoe koa: "Aza maka fanahy any
Jehovah Andriamanitrao" (Deo. vi.
16).

8 Ary ny devoly nitondra Azy
indray nankany an-tendrombohitra
avo dia avo ka naneho Azy ny fan-
jakana rehetra amin' izao tontolo
izao mbamy ny voninahiny, 9 dia
nanao taminy hoe: Izao rehetra
izao dia homeko Anao, raha hian-
kohoka eto anatrehako Hianao. 10
Fa hoy Jesosy taminy: Mandehana
hianao, ry Satana; fa voasoratra
hoe: "Jehovah Andriamanitrao no
hiankohofanao, ary Izy irery hiany
no hotompoinao" (Deo. vi. 13).

[1] Devoly = mpiampanga, *na* mpanendrikendrika.

11 Dia nandao Azy ny devoly,
ary, indreo, nisy anjely tonga ka
nanompo Azy.

*Ny nankanesany Jesosy tany Galilia.*

‖ Mar. i. 14, 15 ; Lio. iv. 14, 15, 31.

12 ARY nony reny Jesosy fa efa
voasambotra Jaona, dia
lasa nankany Galilia Izy. 13 Ary
nony niala tany Nazareta Izy, dia
nankany Kapernaomy, izay ao amo-
ron-dranomasina, ao amy ny zara-
tanin' ny Zebolona sy ny Naftaly,
ka nonina tao Izy, 14 mba haha-
tanteraka izay nampilazaina any
Isaia mpaminany hoe :

15 " Ny tanin' ny Zebolona sy ny
tanin' ny Naftaly,
Ao amy ny tany amoron-dra-
nomasina, any an-dafiny Jor-
dana,
Galilia, tanin' ny jentilisa,
16 Ny olona izay nitoetra tao
amy ny maizina dia nahita
mazava lehibe ;
Ary izay nitoetra tao amy ny
tany aloky ny fahafatesana
no niposahan' ny fahazava-
na " (Isa. viii. 23, ix. 1).

17 Ary tamin' izany andro izany
dia nanomboka nitori-teny Jesosy
ka nanao hoe: Mibebaha hiana-
reo, fa efa akaiky ny fanjakan' ny
lanitra.

*Ny niantsoany Jesosy any Petera sy Andrea ary Jakoba sy Jaona.*

‖ Mar. i. 16-20. (Lio. v. 1-11 ?)

18 ARY nony nitsangantsangana
teny amoron' ny Ranoma-
siny Galilia Jesosy, dia nahita olona
mirahalahy, dia Simona, izay atao
hoe Petera, sy Andrea rahalahiny,
nanarato teny amy ny ranomasina ;
fa mpanarato izy. 19 Dia hoy Je-
sosy taminy: Andeha hanaraka Ahy,
fa hataoko mpanarato olona hiana-
reo. 20 Dia nandao ny harato niara-
ka tamin' izay izy ka nanaraka Azy.
21 Ary raha mbola nandroso Izy,
dia nahita olona mirahalahy hafa
koa, dia Jakoba, zanaky Zebedio,
sy Jaona rahalahiny, izay niara-
nipetraka taminy Zebedio rainy teo
an-tsambokely ka namboatra ny
haratony; ary niantso azy mira-
halahy Izy. 22 Dia nandao ny
sambokely sy ny rainy niaraka ta-
min' izay izy ka nanaraka Azy.

*Ny nandehanany Jesosy erany Galilia nampianatra sy nahasitrana ny marary.*

23 ARY Jesosy nandeha erany
Galilia ka nampianatra tao
amy ny synagogan' ny olona teo sy
nitory ny filazantsaran' ny fanja-
kana ary nahasitrana ny aretina
rehetra mbamy ny rofy rehetra
tamy ny olona. 24 Ary niely erany
Syria ny lazany, ka dia nentin' ny
olona tany aminy ny marary rehetra,
izay azon' ny aretina maro samihafa
sy ny fangirifiriana, dia ny demo-
niaka [1] sy izay mararin' ny androbe
ary ny mararin' ny paralysisa, ka
nahasitrana ireny Izy. 25 Dia na-
naraka Azy ny vahoaka betsaka
avy tany Galilia sy Dekapolisy sy
Jerosalema sy Jodia ary ny avy tany
an-dafiny Jordana.

*Ny tori-teny nataony Jesosy Kristy teo an-tendrombohitra.*

‖ (Lio. vi. 17-49 ?)

V. ARY Jesosy, nony nahita ny
vahoaka, dia niakatra teo
an-tendrombohitra ; ary rehefa tafa-
petraka Izy, dia nanatona Azy ny
mpianany. 2 Dia niloa-bava Izy
ka nampianatra azy hoe :

3 Sambatra ny malahelo am-pa-
nahy ; fa azy ny fanjakan'
ny lanitra.
4 Sambatra ny ory ; fa izy no
hampifalina.
5 Sambatra ny malemy fanahy ;
fa izy no handova ny tany
(Sal. xxxvii. 11).
6 Sambatra ny noana sy mange-

[1] Demoniaka = olona nidiran' ny demonia ; *izahao* vii. 22.

taheta ny fahamarinana; fa
izy no hovokisana.
7 Sambatra ny miantra; fa izy
no hiantrana.
8 Sambatra ny madio am-po; fa
izy no hahita an' Andria-
manitra.
9 Sambatra ny mpampihavana;
fa izy no hatao hoe zanak'
Andriamanitra.

10 Sambatra izay enjehina noho
ny fahamarinana; fa azy ny fan-
jakan' ny lanitra. 11 Sambatra
hianareo, raha haratsìn' ny olona sy
enjehiny ary asiany izay teny ratsy
rehetra hitenenany lainga anareo
noho ny amiko. 12 Mifalia sy mi-
ravoravoa hianareo, fa lehibe ny
valim-pitianareo any an-danitra; fa
toy izany hiany no nanenjehany ny
mpaminany izay talohanareo.

13 Hianareo no fanasin' ny tany;
fa raha ny fanasina no tonga ma-
tsatso, inona indray no hahasira azy?
Tsy misy heriny hanaovana na inona
na inona intsony izy, fa hariana any
ivelany ka hohitsahin' ny olona.

14 Hianareo no fahazavan' izao
tontolo izao. Tsy azo afenina izay
tanàna miorina eo an-tampon-ten-
drombohitra. 15 Ary koa, tsy misy
olona mandrehitra jiro ka mametra-
ka azy ao ambanin' ny vata famarana,
fa apetrany eo amy ny fanaovan-jiro,
ka dia mazava amin' izay rehetra ao
an-trano izany. 16 Aoka hazava eo
imason' ny olona toy izany koa ny
fahazavanareo, mba hahitany ny asa
soa ataonareo ka hankalazany ny
Rainareo Izay any an-danitra.

17 Aza ataonareo fa tonga Aho
handrava ny lalàna na ny mpami-
nany; tsy tonga Aho handrava, fa
hanatanteraka. 18 Fa lazaiko ami-
nareo marina tokoa: Mandra-paha-
foan' ny lanitra sy ny tany, dia tsy
hisy ho foana akory amy ny lalàna,
na dia litera [1] iray na tendron-tsora-
tra iray aza, mandra-pahatanterak'
izy rehetra. 19 Ary amin' izany na
zovy na zovy no mamaha ny ananki-
ray amin' ireo didy madinika indrin-
dra ireo ka mampianatra ny olona toy
izany, dia hatao hoe kely indrindra
amy ny fanjakan' ny lanitra izy.
Fa na zovy na zovy no mankatò sy
mampianatra ireo, dia izy no hatao
hoe lehibe amy ny fanjakan' ny
lanitra. 20 Fa lazaiko aminareo:
Raha tsy mihoatra noho ny any ny
mpanora-dalàna sy ny Fariseo ny
fahamarinanareo, dia tsy hiditra amy
ny fanjakan' ny lanitra mihitsy
hianareo.

21 Efa renareo fa voalaza tamy
ny ntaolo hoe: "Aza mamono olo-
na" (Eks. xx. 13); ary izay ma-
mono olona dia miendrika hohelo-
hina amy ny fitsarana. 22 Fa Iza-
ho kosa milaza aminareo hoe: Izay
rehetra tezitra [2] amy ny rahalahiny
dia miendrika hohelohina amy ny
fitsarana; ary na zovy na zovy no
hanao amy ny rahalahiny hoe:
Olom-poana hianao, dia miendrika
hohelohina amy ny Synedriona; ary
na zovy na zovy no hanao hoe:
Foka ialahy, dia miendrika ho ao
amy ny helo [3] mirehitra afo. 23
Ary amin' izany, raha mitondra ny
fanatitrao ho eo amy ny alitara
hianao, ary eo no mahatsiaro fa ny
rahalahinao manana alahelo aminao,
24 dia avelao eo anoloan' ny alitara
ny fanatitrao, ka mandehana aloha,
ataovy izay hihavananao amy ny
rahalahinao, ary rehefa miverina,
dia vao atero ny fanatitrao.

25 Mihavàna faingana amin' ilay
manana ady aminao, raha mbola
miara-dia aminy hianao, fandrao ilay
manana ady aminao hanolotra anao
amy ny mpitsara, ary ny mpitsara
kosa hanolotra anao amy ny mpa-
matotra, ka hatao ao an-trano-mai-
zina hianao. 26 Lazaiko aminao
marina tokoa: Tsy ho afaka ao
mihitsy hianao, ambara-pandoanao

[1] *Dia* yod, *izay litera kely indrindra amy ny Abidy Hebreo.* [2] *Na:* [tezitra foana]
[3] *Gr.* Gehena.

ny variraiventy farany indrin-
dra.
27 Efa renareo fa voalaza hoe:
"Aza mijangajanga" (Eks. xx. 14).
28 Fa Izaho kosa milaza aminareo
fa izay rehetra mijery vehivavy hila
azy dia efa nijangajanga taminy
tam-pony sahady. 29 Fa raha ny
masonao ankavanana no manafinto-
hina [1] anao, dia esory hiala izy, ka
ario ho afaka aminao; fa mahasoa
anao na dia very aza ny iray momba
ny tenanao, ka tsy ny tenanao re-
hetra no hariana any amy ny helo.[2]
30 Ary raha ny tànanao ankava-
nana no manafintohina anao, dia
tapaho izy, ka ario ho afaka aminao;
fa mahasoa anao na dia very aza ny
iray momba ny tenanao, ka tsy ny
tenanao rehetra no ho lasa ho any
amy ny helo.[2]
31 Ary voalaza hoe: Na zovy na
zovy no misaotra ny vadiny, dia
aoka izy hanome an-dravehivavy
taratasy fisaoram-bady (Deo. xxiv.
1). 32 Fa Izaho kosa milaza ami-
nareo hoe: Izay rehetra misaotra
ny vadiny afa-tsy noho ny fijanga-
jangana hiany dia mampijangajanga
azy; ary na zovy na zovy no ma-
nambady izay voasaotra, dia mijan-
gajanga.
33 Ary koa, efa renareo fa voa-
laza tamy ny ntaolo hoe: Aza mia-
nian-tsy to, fa efao aminy Jehovah
ny fianiananao (Lev. xix. 12). 34
Fa Izaho kosa milaza aminareo hoe:
Aza mianiana akory: na amy ny
lanitra, fa seza fiandrianan' Andria-
manitra izany; 35 na amy ny tany,
fa fitoeran-tongony izany; na aminy
Jerosalema, fa tanànan' ny Mpan-
jaka lehibe izany. 36 Aza mianiana
amy ny lohanao; fa tsy mahay ma-
hafotsy na mahamainty na dia sin-
gam-bolo iray akory aza hianao. 37
Fa aoka ny teninareo ho eny,
eny; tsia, tsia; fa izay mihoatra
noho izany dia avy amy ny
ratsy.[3]
38 Efa renareo fa voalaza hoe:
"Maso solon' ny maso, ary nify
solon' ny nify" (Eks. xxi. 24). 39
Fa Izaho kosa milaza aminareo hoe:
Aza manohitra izay manisy ratsy
anao; fa na zovy na zovy no ma-
mely tahamaina ny takolakao an-
kavanana, atolory azy koa ny anan-
kiray. 40 Ary izay te-hiady ami-
nao ka ta-haka ny akanjonao, dia
avelao ho azy koa ny lambanao. 41
Ary na zovy na zovy no hanery
anao handeha maily iray, mande-
hana miaraka aminy maily roa. 42
Omeo izay mangataka aminao; ary
aza ilaoza-mihodina izay te-hisam-
botra aminao.
43 Efa renareo fa voalaza hoe:
"Tiava ny namanao" (Lev. xix. 18),
ary mankahalà ny fahavalonao. 44
Fa Izaho kosa milaza aminareo hoe:
Tiava ny fahavalonareo, ary miva-
vaha ho an' izay manenjika anareo,
—45 mba ho tonga zanaky ny Rai-
nareo Izay any an-danitra hianareo;
fa Izy mampiposaka ny masoan-
drony amy ny ratsy fanahy sy ny
tsara fanahy ary mampilatsaka ny
ranonorana amy ny marina sy ny
tsy marina. 46 Fa raha izay tia
anareo hiany no tianareo, inona no
valim-pitia azonareo? Moa na dia
ny farantsa [4] aza tsy mba manao
izany koa va? 47 Ary raha ny
rahalahinareo hiany no arahabai-
nareo, inona no ataonareo mihoatra
*noho ny sasany?* Moa na dia ny
jentilisa aza tsy mba manao toy
izany hiany va? 48 Koa amin'
izany aoka ho tanteraka hianareo
toy ny fahatanterahan' ny Rainareo
Izay any an-danitra.
VI. Tandremo mba tsy hanao ny
asan' ny fahamarinanareo [5] eo
imason' ny olona hahitany izany;
fa raha tsy izany, dia tsy manana

---

[1] *Ny teny Grika adika hoe* manafintohina *amy ny Testamenta Vaovao, dia* mamandrika *no tena dikany.* [2] *Gr.* Gehena. [3] *Na:* amin' ilay ratsy.
[4] *Dia ny mpamory hetra sy fadintseranana.* [5] *Na:* ny fiantranareo.

valim-pitia amy ny Rainareo Izay
any an-danitra hianareo.
2 Koa amin' izany, raha manao
fiantrana hianao, aza mba mitsoka
trompetra eo alohanao tahaka ny
fanaon' ny mpihatsaravelatsihy eo
amy ny synagoga sy eny an-dalambe
mba hankalazan' ny olona azy. Lazaiko aminareo marina tokoa fa efa
azony ny valim-pitiany. 3 Fa hia-
nao kosa, raha manao fiantrana, dia
aoka tsy ho fantatry ny tànanao
ankavia izay ataon' ny tànanao an-
kavanana, 4 mba hatao ao amy ny
mangingina ny fiantranao; ary ny
Rainao, Izay mahita ao amy ny
mangingina, no hamaly anao.
5 Ary raha mivavaka hianareo,
aza mba ho tahaka ny mpihatsaravelatsihy; fa izy tia ny mivavaka
mitsangana eo amy ny synagoga sy
eo an-joron-dàlana hahitan' ny olona
azy. Lazaiko aminareo marina tokoa fa efa azony ny valim-pitiany.
6 Fa hianao kosa, raha mivavaka,
dia midira ao amy ny efi-tranonao,
ka rehefa voarindrinao ny varavaranao, dia mivavaha amy ny Rainao,
Izay ao amy ny mangingina; ary
ny Rainao, Izay mahita ao amy ny
mangingina, no hamaly anao.
7 Ary raha mivavaka hianareo,
dia aza mba manao teny maro foana
tahaka ny jentilisa; fa ataony ho
ny hamaroan' ny teniny no hihainoana azy. 8 Koa aza manahaka
azy hianareo; fa fantatry ny Rainareo izay tokony ho anareo, raha
tsy mbola mangataka aminy aza
hianareo.
9 Koa amin' izany mivavaha toy
izao hianareo: Rainay Izay any
an-danitra, hohamasinina anie ny
anaranao. 10 Ho tonga anie ny
fanjakanao. Hatao anie ny sitraponao etỳ an-tany tahaka ny any
an-danitra, 11 Omeo anay anio
izay hanina sahaza ho anay. 12
Ary mamelà ny helokay[1] tahaka
ny namelanay izay meloka[2] taminay. 13 Ary aza mitondra anay
ho amy ny fakam-panahy, fa manafaha anay amy ny[3] ratsy.[4] 14 Fa
raha mamela ny fahadisoan' ny
olona hianareo, dia mba hamela ny
anareo kosa ny Rainareo Izay any
an-danitra. 15 Fa raha tsy mamela
ny fahadisoan' ny olona hianareo,
dia tsy hamela ny fahadisoanareo
ny Rainareo.
16 Ary raha mifady hanina hianareo, aza mety ho tahaka ny mpihatsaravelatsihy, izay malahelo tarehy; fa mampisotisoty ny tavany izy
mba ho hitan' ny olona fa mifady.
Lazaiko aminareo marina tokoa fa
efa azony ny valim-pitiany. 17 Fa
hianao kosa, raha mifady hanina,
dia hosory ny lohanao, ary sasao ny
tavanao, 18 mba tsy ho hitan' ny
olona fa mifady, fa *ho hitan'* ny
Rainao, Izay ao amy ny mangingina;
ary ny Rainao, Izay mahita ao amy
ny mangingina, no hamaly anao.
19 Aza mihary harena ho anareo
etỳ an-tany, izay misy kalalao sy
harafesina manimba, sady misy
mpangalatra manamitrano sy mangalatra. 20 Fa mihary harena ho
anareo any an-danitra, izay tsy misy
kalalao na harefesina manimba, sady
tsy misy mpangalatra manamitrano
na mangalatra. 21 Fa izay itoeran'
ny harenao, dia ho any koa ny fonao.
22 Ny maso no jiron' ny tena;
koa amin' izany, raha tsara ny
masonao, dia hazava avokoa ny
tenanao rehetra. 23 Fa raha ratsy
ny masonao, dia ho maizina avokoa
ny tenanao rehetra; koa raha maizina ny fahazavana ao anatinao,
manao ahoana ny halehiben' izany
fahamaizinana izany!
24 Tsy misy olona mahay manompo tompo roa; fa ny anankiray
ho halany, ary ny anankiray ho
tiany; na ny anankiray hombany,
ary ny anankiray hohamavoiny. Tsy

[1] *Na:* trosa. [2] *Na:* nitrosa. [3] *Na:* amin' ilay.
[4] *Ampio hoe:* [Fa Anao ny fanjakana sy ny hery ary ny voninahitra mandrakizay. Amena].

mahay manompo an' Andriamanitra
sy Mamôna [1] hianareo.
25 Ary noho izany dia lazaiko
aminareo hoe: Aza manahy ny amy
ny ainareo, dia izay hohaninareo na
izay hosotroinareo, na ny amy ny
tenanareo, dia izay hotafinareo. Moa
ny aina tsy mihoatra noho ny ha-
nina va, ary ny tena noho ny fita-
fiana? 26 Tsinjovy ny voro-mani-
dina, fa tsy mba mamafy, na mijinja,
na mitaona ho any an-tsompitra
ireny; ary ny Rainareo Izay any
an-danitra mamelona azy. Moa tsy
mihoatra lavitra noho ireny va hia-
nareo? 27 Ary iza ao aminareo,
na dia manahy aza, no mahay ma-
nampy ny andro hiainany [2] na dia
kely monja [3] aza?
28 Ary nahoana no manahy ny
amy ny fitafiana hianareo? Diniho
tsara ny fanirin' ny vonin-kazo [4]
any an-tsaha; tsy mba miasa na
mamoly ireny; 29 nefa lazaiko
aminareo fa na dia Solomona tao
amy ny voninahiny rehetra aza tsy
mba nitafy tahaka ny anankiray
amin' ireny. 30 Ary raha ny ahi-
tra any an-tsaha, izay any hiany
anio ka hatsipy ao am-patana ra-
hampitso, no ampitafin' Andriamani-
tra toy izany, tsy mainka va hia-
nareo, ry kely finoana?
31 Dia aza manahy hianareo ka
manao hoe: Inona no hohaninay? na:
Inona no hosotroinay? na: Inona
no hotafinay? 32 Fa izany rehetra
izany dia katsahin' ny jentilisa fa-
tratra; fa fantatry ny Rainareo
Izay any an-danitra fa tokony ho
anareo izany rehetra izany. 33 Fa
katsaho aloha ny fanjakany sy ny
fahamarinany, dia hanampy ho ana-
reo izany rehetra izany. 34 Ary
amin' izany dia aza manahy ny amy
ny ampitso hianareo; fa ny am-
pitso hanahy ny azy. Ampy ho
any ny andro ny ratsy miseho ao
aminy.

VII. Aza mitsara, mba tsy hotsa-
raina hianareo. 2 Fa araka
ny fitsarana ataonareo no hitsa-
rana anareo; ary araka ny oha-
tra ataonareo no hanoharana h
anareo. 3 Ary nahoana hianao no
mijery ny sombin-kazo eo amy ny
mason' ny rahalahinao, fa ny andry
eo amy ny masonao dia tsy mba
tsaroanao? 4 Ary ahoana no hila-
zanao amy ny rahalahinao hoe:
Aoka aho hanaisotra ny sombin-
kazo eo amy ny masonao; nefa, in-
dro, ny andry eo amy ny masonao?
5 Ry mpihatsaravelatsihy, esory
aloha ny andry eo amy ny masonao,
ary amin' izay vao ho hitanao tsara
ny hanesoranao ny sombin-kazo eo
amy ny mason' ny rahalahinao.
6 Aza omena ny alika izay ma-
sina; ary aza atsipy eo anoloan' ny
kisoa ny vato soanareo,[5] fandrao
hanitsaka azy izy, dia hifotitra ka
hamiravira anareo.
7 Mangataha, dia homena hia-
nareo; mitadiava, dia hahita hia-
nareo; dòndòny, dia hovohana hia-
nareo. 8 Fa izay rehetra manga-
taka no mahazo; ary izay mitady
no mahita; ary izay mandòndòna
no hovohana. 9 Ary iza moa ami-
nareo, raha angatahan' ny zanany
mofo, no hanome azy vato, 10 ary
raha angatahany hazandrano, no ha-
nome azy menarana? 11 Koa raha
hianareo, na dia ratsy aza, mahalala
hanome zava-tsoa ho any ny zana-
kareo, tsy mainka va ny Rainareo
Izay any an-danitra no hanome zava-
tsoa ho an' izay mangataka aminy?
12 Koa amin' izany na inona na
inona tianareo hataon' ny olona ami-
nareo, dia mba ataovy aminy kosa
tahaka izany; fa izany no lalàna
sy mpaminany.
13 Midira amy ny vavahady èty
hianareo; fa lehibe ny vavahady,
ary malalaka ny làlana izay man-
kany amy ny fahaverezana, ka maro

---

[1] Mamôna = Harena. [2] *Na:* ny halavan' ny tenany. [3] *Gr.* hakiho iray.
[4] *Karazan' ny lilia.* [5] *Gr.* perilanareo.

ny miditra any. 14 Fa èty ny
vavahady, ary tery ny làlana izay
mankany amy ny fiainana, ka vitsy
ny mahita azy.

15 Mitandrema hianareo, fandrao
ho voafitaky ny mpaminany sando-
ka, izay mankao aminareo amy ny
fitafian' ny ondry, fa ao anatiny dia
amboadia[1] mitoha izy. 16 Ny voany
no hahafantaranareo azy. Manoty
voaloboka amy ny tsilo va ny olona,
na aviavy amy ny songosongo? 17
Dia toy izany, ny hazo tsara rehetra
dia mamoa voa tsara; fa ny hazo
ratsy rehetra dia mamoa voa ratsy.
18 Ny hazo tsara tsy mety mamoa
voa ratsy, ary ny hazo ratsy tsy
mety mamoa voa tsara. 19 Ny
hazo rehetra izay tsy mamoa voa
tsara dia hokapaina ka hatsipy any
anaty afo. 20 Ka dia ny voany no
hahafantaranareo azy.

21 Tsy izay rehetra manao amiko
hoe: Tompoko, Tompoko, no hiditra
amy ny fanjakan' ny lanitra, fa izay
manao ny sitrapon' ny Raiko Izay
any an-danitra. 22 Maro no hanao
amiko amin' izany andro izany hoe:
Tompoko, Tompoko, tsy efa nami-
nany tamy ny anaranao va izahay?
ary tsy efa namoaka demonia[2] tamy
ny anaranao va izahay? ary tsy efa
nanao asa lehibe maro tamy ny ana-
ranao va izahay? 23 Ary dia ham-
barako aminy marimarina hoe: Tsy
mba fantatro akory hianareo hatri-
zay hatrizay; mialà amiko, hianareo
mpanao meloka.

24 Koa amin' izany na zovy na
zovy no mandre izany teniko izany
ka mankatò azy, dia hoharina amy
ny lehilahy manan-tsaina izy, izay
nanorina ny tranony teo ambonin'
ny vatolampy. 25 Ary latsaka ny
ranonorana, ka nisy riaka be, sady
nifofofofo ny rivotra ka namely
izany trano izany; nefa tsy nianjera
izy, satria efa naorina teo ambonin'
ny vatolampy. 26 Fa izay rehetra
mandre izany teniko izany, nefa tsy
mankatò azy, dia hoharina amy ny
lehilahy adala, izay nanorina ny
tranony teo ambonin' ny fasika. 27
Ary latsaka ny ranonorana, ka nisy
riaka be, sady nifofofofo ny rivotra
ka namely izany trano izany; dia
nianjera izy, ka loza ny fianjerany.

28 Ary nony efa vitany Jesosy
izany teny izany, dia talanjona ny
vahoaka noho ny fampianarany, 29
satria nampianatra azy toy izay
manana fahefana Izy, fa tsy tahaka
ny mpanora-dalàna teo aminy.

*Ny nahasitranany Jesosy ilay boka.*

‖ Mar. i. 40-45; Lio. v. 12-16.

VIII. ARY raha nidina avy teo
an-tendrombohitra Izy,
dia nisy vahoaka betsaka nanaraka
Azy.

2 Ary, indro, nisy boka anan-
kiray nanatona, dia niankohoka teo
anatrehany ka nanao hoe: Tompoko
ô, raha mety Hianao, dia mahay
manadio ahy. 3 Ary Jesosy nanin-
jitra ny tànany, dia nanendry azy
ka nanao hoe: Mety Aho; madiova
hianao. Dia nadio tamy ny habo-
kany niaraka tamin' izay izy. 4
Ary hoy Jesosy taminy: Tandremo
mba tsy hilaza amin' olona na dia
iray akory aza hianao; fa mandeha-
na, misehoa amy ny mpisorona, ka
mitondrà ny fanatitra izay nandidia-
ny Mosesy ho vavolombelona amin'
ireo.

*Ny nahasitranany Jesosy ny mpa-
nompon' ilay kapiteny.*

‖ Lio. vii. 1-10.

5 ARY nony tonga tao Kapernao-
my Jesosy, dia nisy kapiteny
anankiray nankao aminy ka nita-
raina taminy 6 nanao hoe: Tompoko
ô, ny ankizilahiko mandry ao an-
trano, mararin' ny paralysisa ka
mijaly loatra. 7 Dia hoy Jesosy
taminy: Ho avy Aho hahasitrana
azy. 8 Fa namaly ilay kapiteny
ka nanao hoe: Tompoko, tsy mien-

[1] lopa. [2] Demonia = fanahy ratsy, na anjely ratsy.

drika hidiranao ao ambanin' ny
tafon-tranoko aho; fa mitenena hia-
ny, dia ho sitrana ny ankizilahiko.
9 Fa izaho koa mba lehilahy manan-
dehibe hiany ka manana miaramila
izay feheziko; ary raha hoy izaho
amy ny anankiray: Mandehana, dia
mandeha izy; ary amy ny anankiray
koa: Avia, dia avy izy; ary amy
ny andevolahiko: Ataovy izao, dia
manao izy.
10 Ary nony nahare izany Je-
sosy, dia gaga ka niteny tamin' izay
nanaraka Azy hoe: Lazaiko amina-
reo marina tokoa fa tsy mbola na-
hita finoana lehibe toy izany Aho
na dia tamy ny Isiraely aza. 11
Ary lazaiko aminareo fa maro ny
avy any atsinanana sy any andre-
fana no ho tonga ka hipetraka
hiara-mihinana aminy Abrahama sy
Isaka ary Jakoba any amy ny fan-
jakan' ny lanitra; 12 fa ny zanaky
ny fanjakana dia hariana any amy
ny maizina any ivelany; any no
hisy ny fitomaniana sy ny fikitroha-
nify.
13 Ary Jesosy niteny tamin'
ilay kapiteny hoe: Mandehana;
tongava aminao araka ny ninoanao.
Dia sitrana tamin' izany ora izany
ilay ankizilahy.

*Ny nahasitranany Jesosy ny rafo-zambaviny Petera mbamy ny olona maro koa.*

‖ Mar. i. 29-34; Lio. iv. 38-41.

14 ARY Jesosy, nony niditra tao
an-tranony Petera, dia na-
hita ny rafozambaviny Petera nandry
teo nanavin' ny tazo. 15 Ary na-
nendry ny tànany Izy, dia niala
taminy ny tazo; dia nitsangana
ravehivavy ka nanompo Azy.
16 Ary nony hariva ny andro, dia
nentin' ny olona tany aminy ny de-
moniaka maro; ary ny teniny hiany
no namoahany ny fanahy *ratsy*, ary
izay narary rehetra dia nositraniny
avokoa, 17 mba hahatanteraka izay
nampilazaina any Isaia mpaminany
hoe: "Izy naka ny rofintsika sy
nitondra ny aretintsika" (Isa. liii. 4).

*Ny teny nataony Jesosy tamy ny lehilahy roa izay nikasa hanaraka Azy.*

‖ Lio. ix. 57-62.

18 ARY Jesosy, nony nahita ny
vahoaka betsaka manodi-
dina Azy, dia nanome teny hiala ho
eny am-pita.
19 Ary nanatona ny mpanora-
dalàna anankiray ka nanao taminy
hoe: Mpampianatra ô, hanaraka
Anao aho na aiza na aiza no hale-
hanao. 20 Fa hoy Jesosy taminy:
Ny amboahaolo [1] manan-davaka;
ary ny voro-manidina manana fialo-
fana; fa ny Zanak' olona tsy mba
manana izay hipetrahan' ny lohany.
21 Ary nisy hafa koa tamy ny
mpianatra niteny taminy hoe: Tom-
poko, aoka aho aloha handeha han-
devina ny raiko. 22 Fa hoy Jesosy
taminy: Manaraha Ahy; ary aoka
ny maty handevina ny maty ao
aminy.

*Ny nampitsaharany Jesosy ny tafio-drivotra.*

‖ Mar. iv. 35-41; Lio. viii. 22-25.

23 ARY nony niondrana an-tsam-
bokely Izy, dia nanaraka
Azy ny mpianany. 24 Ary, indro,
nisy tafio-drivotra mafy tonga tamy
ny ranomasina, ka dia efa nila ho
voasafotry ny alon-drano ny sambo-
kely; fa Izy natory. 25 Ary nana-
tona izy ireo, dia namoha Azy ka
nanao hoe: Tompoko, vonjeo, fa
maty izahay. 26 Ary hoy Izy ta-
miny: Nahoana no saro-tahotra hia-
nareo, ry kely finoana? Dia nitsan-
gana Izy, ka noteneniny mafy ny
rivotra sy ny ranomasina, dia tonga
tony tsara ny andro. 27 Ary talan-
jona ny olona ka nanao hoe: Lehi-
lahy manao ahoana re Io, fa ny

[1] volpa.

rivotra sy ny ranomasina aza dia
manaiky Azy?

*Ny namoahany Jesosy demonia maro tamin' izy roa lahy teo amy ny tanin' ny Gadarena.*

|| Mar. v. 1-20; Lio. viii. 26-39.

28 ARY nony tonga teny am-pita
teo amy ny tanin' ny Gada-
rena Izy, dia nifanena taminy ny
demoniaka roa lahy, nivoaka avy
teny amy ny fasana, sady masiaka
loatra, ka tsy nisy olona nahazo
nandalo tamin' izany làlana izany.
29 Ary, indro, niantso izy ka nanao
hoe: Moa mifaninona akory izahay
sy Hianao, ry Zanak' Andriamani-
tra ô? Tonga etỳ va Hianao ham-
pijaly anay alohan' ny fotoana?
30 Ary nisy kisoa maro andiany
iray nihinana teny lavidavitra azy
teny. 31 Ary ny demonia nifona
taminy Jesosy ka nanao hoe: Raha
avoakanao ary izahay, dia iraho han-
kany anatin' ireo kisoa andiany ireo.
32 Ary hoy Izy taminy: Mandehana.
Dia nivoaka ireo, ka lasa nankany
anatin' ny kisoa; ary, indreny, ny
kisoa andiany rehetra nitratreva-
treva teny amy ny hantsana ho any
amy ny ranomasina, ka dia maty
tany anatin' ny rano. 33 Ary ny
mpiandry nandositra, dia nankany
an tanàna ka nilaza ny zavatra re-
hetra ny amin' ireo demoniaka. 34
Ary, indreo, nivoaka ny tao an-
tanàna rehetra mba hitsena any
Jesosy; ka nony nahita Azy izy,
dia nifona taminy mba hiala amy
ny fari-taniny.

*Ny niverenany Jesosy tany Galilia, sy ny nahasitranany ny lehilahy mararin' ny paralysisa.*

|| Mar. ii. 1-12; Lio. v. 17-26.

IX. ARY niondrana an-tsambo-
kely Izy, dia nita ka tonga
tao an-tanànany. 2 Ary, indro, nisy
lehilahy anankiray mararin' ny para-
lysisa nandry tamy ny fandriana
nentin' ny olona teo aminy; ary
Jesosy, nony nahita ny finoan' ireo,
dia nanao tamin' ilay mararin' ny
paralysisa hoe: Matokia, anaka;
voavela ny helokao.
3 Ary, indreo, ny mpanora-dalàna
sasany nanao anakampo hoe: Miteny
ratsy[1] ity lehilahy ity. 4 Fa Jesosy
nahafantatra ny eritreriny, dia na-
nao hoe: Nahoana hianareo no mieri-
treri-dratsy ao am-ponareo? 5 Fa iza
moa no moramora kokoa, ny manao
hoe va: Voavela ny helokao, sa ny
manao hoe: Mitsangàna, ka mande-
hana? 6 Fa mba ho fantatrareo
fa ny Zanak' olona manana fahe-
fana etỳ ambonin' ny tany hamela
heloka (dia hoy Izy tamin' ilay ma-
rarin' ny paralysisa): Mitsangàna,
betao ny fandrianao, ka modia any
an-tranonao. 7 Dia nitsangana izy
ka lasa nody tany an-tranony.
8 Ary ny vahoaka, raha nahita
izany, dia raiki-tahotra ka nanka-
laza an' Andriamanitra, Izay nano-
me ny olona fahefana toy izany.

*Ny niantsoana any Matio, sy ny fanasana nataony tao an-tranony, ary ny tori-teny nataony Jesosy ny amy ny fifadian-kanina.*

|| Mar. ii. 13-22; Lio. v. 27-39.

9 ARY nony niala teo Jesosy, dia
nahita lehilahy atao hoe
Matio nipetraka teo am-pamorian-
ketra,[2] ka hoy Izy taminy; Andeha
hanaraka Ahy. Dia nitsangana
Matio ka nanaraka Azy.
10 Ary raha nipetraka nihinana
tao an-trano Izy, indreo, nisy mpa-
nota sy farantsa[3] maro tonga ka
niara-nipetraka taminy Jesosy mba-
my ny mpianany. 11 Ary ny Fari-
seo, raha nahita izany, dia niteny
tamy ny mpianatra hoe: Nahoana
kosa ny mpampianatra anareo no

[1] *Gr.* manao blasphemia, *dia miteny ratsy, indrindra fa ny amin' Andriamanitra, na mihambo hanana izay fomban' Andriamanitra.*
[2] *Dia ny hetra sy ny fadintseranana, etc.*
[3] *Izahao* v. 46.

miara-komana amy ny farantsa[1] sy
ny mpanota? 12 Ary raha nahare
izany Jesosy, dia nanao hoe: Tsy
ny finaritra no mila mpanao fanafody,
fa ny marary. 13 Fa mandehana
ka mianara izay hevitry ny
teny hoe: "Famindrampo no sitrako,
fa tsy fanatitra alatsa-dra" (Hos.
vi. 6); fa tsy tonga hiantso ny
marina Aho, fa ny mpanota.

14 Dia nankany aminy Jesosy
ny mpianatry Jaona ka nanao hoe:
Nahoana izahay sy ny Fariseo no
mifady hanina matetika, fa ny
mpianatrao kosa tsy mba mifady?
15 Ary hoy Jesosy taminy: Moa
mahay misaona va ny havan' ny
mpampakatra, raha mbola ao aminy
hiany ny mpampakatra? fa ho avy
ny andro izay hanesorana ny mpampakatra
hiala aminy, dia amin' izay
vao hifady izy. 16 Ary tsy misy
olona manampina lamba tonta amy
ny tapa-damba tsy mbola voalòna;
fa ny vaovao izay natampina dia
handrovitra ny lamba, ka hitatra ny
triatra. 17 Ary tsy misy manisy
divay vaovao ao anaty siny hoditra
tonta; raha izany, dia ho triatra ny
siny hoditra, ka ho raraka ny divay,
sady ho simba ny siny hoditra; fa
ny siny hoditra vaovao no asian' ny
olona divay vaovao, dia miara-maharitra
izy roroa.

*Ny nahasitranany Jesosy ilay vehivavy narary roa amby ny folo taona, sy ny nananganany ny zanakavaviny Jaïro tamy ny maty.*

|| Mar. v. 21-43; Lio. viii. 40-56.

18 RAHA mbola nilaza izany taminy
Izy, indro, tonga ny
mpanapaka anankiray, dia niankohoka
teo anatrehany ka nanao hoe:
Maty ankehitriny izao ny zanakovavy;
fa andeha re, mametraha ny
tànanao aminy, dia ho velona izy.
19 Dia nitsangana nanaraka azy
Jesosy mbamy ny mpianany.

20 Ary, indro, nisy vehivavy
anankiray, izay efa narary[2] roa amby
ny folo taona, nankeo ivohony
ka nanendry ny somotraviavin-dambany.
21 Fa hoy izy anakampony:
Na dia ny lambany hiany aza no ho
voatendriko, dia ho sitrana[3] aho.
22 Ary Jesosy nihodina ka nahita
azy, dia nanao hoe: Matokia, ry
zanako-vavy, ny finoanao no efa
nahasitrana[4] anao. Dia sitrana[3]
ilay vehivavy tamin' izay ora izay.

23 Ary Jesosy, nony niditra tao
an-tranon' ilay mpanapaka ka nahita
ny mpitsoka sodina sy ny vahoaka
nitabataba, 24 dia nanao hoe: Mivoaha;
fa tsy maty razazavavy, fa
matory. Dia nihomehy Azy fatratra
ny olona. 25 Ary nony efa navoaka
ny olona, dia niditra Jesosy ka nandray
ny tànan-drazazavavy, dia nitsangana
izy. 26 Ary ny lazan'
izany dia niely tamin' izany tany
rehetra izany.

*Ny nampahiratany Jesosy ny jamba roa lahy.*

27 ARY nony niala teo Jesosy, dia
nisy jamba roa lahy nanaraka
Azy sady niantsoantso hoe:
Mamindrà fo aminay, ry Zanaky
Davida ô! 28 Ary rehefa niditra
tao an-trano Izy, dia nanatona Azy
ireo jamba; ary hoy Jesosy taminy:
Mino va hianareo fa mahay manao
izany Aho? Hoy izy taminy: Eny,
Tompoko. 29 Dia nanendry ny masony
Izy ka nanao hoe: Tongava
aminareo araka ny finoanareo. 30
Dia nahiratra ny masony; ary Jesosy
namepetra azy mafy ka nanao
hoe: Tandremo mba tsy ho fantatr'
olona izao. 31 Kanjo nony niala
teo izy roa lahy, dia nampiely ny
lazany tamin' izany tany rehetra
izany.

---

[1] *Izahao* v. 46. [2] *Gr.* narary nandeha ra. [3] *Na:* voavonjy. [4] *Na:* namonjy.

*Ny nampitenenany Jesosy ny lehilahy moana anankiray izay demoniaka.*

32 ARY rehefa nivoaka ireo, dia, indro, nisy lehilahy moana anankiray izay demoniaka nentin' ny olona tany aminy Jesosy. 33
Ary rehefa navoaka ny demonia, dia niteny ilay moana; ary gaga ny vahoaka ka nanao hoe: Tsy mbola nisy niseho toy izao tamy ny Isiraely.
34 Fa ny Fariseo kosa nanao hoe: Ny lohan' ny demonia no amoahany ny demonia.

*Ny nandehanany Jesosy nampianatra tany Galilia, sy ny niantsoany ny Apostoly roa amby ny folo lahy ary ny teny nomeny azy.*

|| Mar. iii. 13-19; vi. 7-13; Lio. vi. 12-16; ix. 1-6.

35 ARY Jesosy nandeha nitety ny tanàna rehetra sy ny vohitra, nampianatra tao amy ny synagoga sy nitory ny filazantsaran' ny fanjakana ary nahasitrana ny aretina rehetra mbamy ny rofy rehetra. 36 Ary nony nahita ny vahoaka Jesosy, dia nahonena Azy ny fijeriny ireo, satria nampahantraina ireo ka nafoy toy ny ondry tsy misy mpiandry. 37 Dia hoy Izy tamy ny mpianany: 38 Be ny vokatra, fa ny mpiasa no vitsy; koa amin' izany mangataha amy ny Tompon' ny vokatra mba hampandehanany mpiasa hamory ny vokatra.

X. ARY Jesosy niantso ny mpianany roa amby ny folo lahy hankeo aminy ka nanome azy fahefana hamoaka fanahy maloto sy hahasitrana ny aretina rehetra mbamy ny rofy rehetra.

2 Ary izao no anaran' ny Apostoly roa amby ny folo lahy: Ny voalohany, Simona, izay atao hoe Petera, dia Andrea rahalahiny; Jakoba, zanaky Zebedio, sy Jaona rahalahiny; 3 Filipo sy Bartolomeo; Tomasy sy Matio farantsa;[1] Jakoba, zanaky Alfeo, 4 sy Tadeo; Simona Kananeana[2] ary Jodasy Iskariota, ilay namadika Azy.

5 Ireo roa amby ny folo lahy ireo dia nirahiny Jesosy ka nodidiany hoe: Aza mandeha any amy ny làlan' ny jentilisa, ary aza miakatra amin' izay tanànan' ny Samaritana,
6 fa aleo mankany amy ny ondry very amy ny taranaky Isiraely. 7
Ary raha mandeha hianareo, dia mitoria hoe: Efa mby akaiky ny fanjakan' ny lanitra. 8 Sitrano ny marary, atsangano ny maty, diovy ny boka, avoahy ny demonia; efa nahazo maimaimpoana hianareo, koa manomeza maimaimpoana. 9 Aza mitady volamena, na volafotsy, na varahina, ho ao anatin' ny fehinkibonareo, 10 na kitapom-batsy ho amin' izay haleha, na akanjo roa, na kapa, na tehina; fa ny mpiasa dia miendrika hahazo ny haniny.

11 Ary izay tanàna na vohitra hiakaranareo, dia fantaro tsara izay miendrika ao; ka mitoera ao aminy mandra-pialanareo. 12 Ary raha vao miditra ao amy ny trano hianareo, dia miarahabà ny ao. 13 Koa raha miendrika ny ao an-trano, dia aoka ho ao aminy ny fiadanana tononinareo; fa raha tsy miendrika izy, dia aoka hiverina aminareo ny fiadanana voatononareo.

14 Ary izay tsy hampandroso anareo, na tsy hihaino ny teninareo, raha miala amin' izany trano na tanàna izany hianareo, dia ahintsano ny vovoka amy ny tongotrareo. 15
Lazaiko aminareo marina tokoa fa ho moramora kokoa ny ho amy ny tany Sodoma sy Gomora amy ny andro fitsarana noho ny ho amin' izany tanàna izany.

16 Indro, Izaho maniraka anareo ho tahaka ny ondry ao ampovoan' ny amboadia;[3] koa hendre tahaka ny menarana, ary morà[4] tahaka ny

---

[1] *Izahao* v. 46. [2] *Na:* Zelota; *izahao Lio.* vi. 15. [3] lopa.
[4] *Gr.* aoka ho tsotra.

voromailala. 17 Ary mitandrema
hianareo noho ny amy ny olona; fa
ha tolony ho amy ny synedriona sy
hokapohiny ao amy ny synagogany
hianareo; 18 ary ho entiny eo ana-
trehan' ny mpanapaka sy ny mpan-
jaka hianareo noho ny amiko, ho
vavolombelona aminy sy amy ny
jentilisa.

19 Fa raha manolotra anareo izy,
dia aza manahy ny amin' izay fomba
hitenenanareo na izay holazainareo;
fa homena anareo amin' izany ora
izany izay holazainareo. 20 Fa tsy
hianareo no miteny, fa ny Fanahin'
ny Rainareo no miteny ao anati-
nareo.

21 Ary ny rahalahy hanolotra ny
rahalahiny mba ho faty, ary ny ray
hanolotra ny zanany; ary ny zanaka
hitsangana hanohitra ny rainy sy
ny reniny ka hahafaty azy. 22 Ary
ho halan' ny olona rehetra hianareo
noho ny anarako; fa izay maharitra
hatramy ny farany no hovonjena.
23 Ary raha manenjika anareo amy
ny tanàna anankiray ny olona, dia
mandosira ho any amy ny hafa; fa
lazaiko aminareo marina tokoa:
Tsy hahatapitra ny tanànan' ny
Isiraely hianareo tsy akory mandra-
pahatongan' ny Zanak' olona.

24 Ny mpianatra tsy mihoatra
noho ny mpampianatra, na ny mpa-
nompo noho ny tompony. 25 Fa
ampy amy ny mpianatra, raha tonga
tahaka ny mpampianatra azy, ary
ny mpanompo, raha tonga tahaka ny
tompony. Raha ny tompon-trano
no nataony hoe Belzeboba, tsy main-
ka va ny ankohonany?

26 Koa amin' izany aza matahotra
azy hianareo; fa tsy misy afenina
izay tsy haseho, na takona izay tsy ho
fantatra. 27 Izay lazaiko aminareo
ao amy ny maizina, dia ambarao eo
amy ny mazava, ary izay ren' ny
sofinareo, dia torio eo ambonin' ny
tampon-trano.

28 Ary aza matahotra izay ma-
mono ny tena, nefa tsy mahay ma-
mono ny fanahy; fa aleo matahotra
Izay mahay mahavery ny fanahy sy
ny tena ao amy ny helo.[1] 29 Tsy
varidimiventy[2] hiany va no vidin'
ny tsintsina roa? nefa tsy misy na
dia iray akory aza amin' ireny ho
latsaka amy ny tany, raha tsy ave-
lan' ny Rainareo. 30 Fa na dia ny
volon-dohanareo aza dia voaisa avo-
koa. 31 Koa aza matahotra; fa
mihoatra noho ny tsintsina maro
hianareo.

32 Ary amin' izany na zovy na
zovy no hanaiky Ahy eo anatrehan'
ny olona, dia hekeko kosa izy eo
anatrehan' ny Raiko Izay any an-
danitra. 33 Fa na zovy na zovy no
handa Ahy eo anatrehan' ny olona,
dia holaviko kosa izy eo anatrehan'
ny Raiko Izay any an-danitra.

34 Ary aza ataonareo fa tonga
hitondra fiadanana ambonin' ny tany
Aho; tsy tonga hitondra fiadanana
Aho, fa sabatra. 35 Fa tonga Aho
hampifandrafy olona amy ny rainy,
ary ny zanakavavy amy ny reniny,
ary ny vinantovavy amy ny rafo-
zani-vavy; 36 ary ny ankohonan'
ny olona hiany no fahavalony (Mik.
vii. 6).

37 Izay tia ray na reny mihoatra
noho ny fitiavany Ahy dia tsy
miendrika ho Ahy, ary izay tia ny
zanani-lahy na ny zanani-vavy mi-
hoatra noho ny fitiavany Ahy dia
tsy miendrika ho Ahy. 38 Ary
izay tsy mitondra[3] ny hazo fijaliany
ka tsy manaraka Ahy, dia tsy mien-
drika ho Ahy. 39 Izay mamonjy[4]
ny ainy no hamery azy; ary izay
mamery ny ainy noho ny amiko dia
hahazo azy.

40 Izay mandray anareo dia man-
dray Ahy; ary izay mandray Ahy
dia mandray Izay naniraka Ahy.
41 Izay mandray mpaminany, satria
mpaminany izy, dia handray ny

---

[1] *Gr.* Gehena. [2] *Gr.* asaria, *izay ampahafolon' ny denaria.*
[3] *Gr.* mandray. [4] *Gr.* mahita.

valim-pitian' ny mpaminany; ary
izay mandray olona marina, satria
olona marina izy, dia handray ny
valim-pitian' ny olona marina. 42
Ary na zovy na zovy no manome
rano mangatsiaka na dia eran' ny
kapoaka hiany aza hosotroin' ny
anankiray amin' ireo madinika ireo,
satria mpianatra izy, dia lazaiko
aminareo marina tokoa fa tsy ho
very ny valim-pitiany.

XI. Ary rehefa vitany Jesosy ny
nandidiany ny mpianany roa
amby ny folo lahy, dia niala teo Izy
hampianatra sy hitori-teny any an-
tanànan' ny olona.

*Ny nanirahany Jaona Mpanao batisa tany aminy Jesosy, sy ny teny nataony Jesosy tamin' izany.*

‖ Lio. vii. 18-35.

2 ARY rehefa reny Jaona tao an-
trano-maizina ny asa natao-
ny Kristy, dia naniraka ny mpia-
nany izy 3 hanao aminy hoe: Hia-
nao va Ilay ho avy, sa mbola hafa
no andrasantsika? 4 Ary Jesosy
namaly ka nanao taminy hoe: Man-
dehana hianareo, ka ambarao aminy
Jaona izao renareo sy hitanareo
izao: 5 Mahiratra ny jamba, ary
afaka ny mandringa; diovina ny
boka, ary malady ny marenina;
atsangana ny maty, ary ny mala-
helo dia itoriana ny filazantsara. 6
Ary sambatra izay tsy ho tafinto-
hina noho ny amiko.

7 Ary nony lasa ireny, dia vao
nilaza any Jaona tamy ny vahoaka
Jesosy ka nanao hoe: Hizaha inona
no nivoahanareo nankany an-efitra?
Volotara nohozongozonin' ny rivo-
tra va? 8 Sa hizaha inona no ni-
voahanareo? Olona mitafy soa[1]
va? Indro, ny mitafy soa[1] dia ao
an-tranon' ny mpanjaka. 9 Sa hi-
zaha inona no nivoahanareo? Mpa-
minany va? Eny, hoy Izaho ami-
nareo, sady mihoatra lavitra noho
ny mpaminany izy. 10 Izy no ilay
voasoratra hoe:

"Indro, Izaho maniraka ny irako hialoha Anao,
Izay hamboatra ny làlanao eo alohanao" (Mal. iii. 1).

11 Lazaiko aminareo marina tokoa:
Amin' izay nateraky ny vehivavy
tsy mbola nisy nitsangana izay le-
hibe noho Jaona Mpanao batisa;
nefa ny kely indrindra amy ny fan-
jakan' ny lanitra dia lehibe noho
izy. 12 Ary hatramy ny androny
Jaona Mpanao batisa ka mandraka
ankehitriny ny fanjakan' ny lanitra
dia rombahina, ary ny mpandrom-
baka maka azy an-keriny. 13 Fa
ny mpaminany rehetra sy ny lalàna
dia naminany hatraminy Jaona.
14 Ary raha mety mandray hia-
nareo, dia izy no ilay Elia izay ho
avy. 15 Izay manan-tsofina ho
enti-mihaino, aoka izy hihaino.

16 Fa tahaka ny inona no hanoha-
rako ity taranaka ity? Tahaka ny
ankizy madinika mipetraka eny an-
tsena izy, izay miantso ny namany
ka manao hoe: 17 Efa nitsoka so-
dina taminareo izahay, nefa tsy
nandihy hianareo; efa nanao feo
fisaonana izahay, nefa tsy niteha-
tratra hianareo. 18 Fa tonga Jaona
tsy nihinana na nisotro, ka hoy ny
olona: Manana demonia izy. 19
Tonga ny Zanak' olona mihinana sy
misotro kosa, ka hoy ny olona: In-
dro, olona fatra-pitia hanina sy mpi-
sotro divay, sakaizan' ny farantsa[2]
sy ny mpanota. Fa ny fahendrena
dia hamarinin' ny asany.[3]

*Ny nitenenany Jesosy mafy ny tanàna izay efa nanaovany fahagagana maro.*

‖ (Lio. x. 12-16?)

20 ARY tamin' izany dia vao ni-
teny mafy ny tanàna izay
nanaovany ny ankamaroan' ny
asany lehibe Izy, satria tsy nibe-

[1] *Gr.* malemy. [2] *Izahao* v. 46. [3] *Na:* [ny zanany].

baka ireo, ka nanao hoe: 21 Loza-
nao, ry Korazina! Lozanao, ry
Betsaida! fa raha mba tany Tyro
sy Sidona no natao ny asa lehibe
izay natao teo aminareo, dia ho efa
nibebaka ela tamy ny lamba fisao-
nana sy ny lavenona ireny. 22 Fa
lazaiko aminareo fa ho moramora
kokoa ny ho aminy Tyro sy Sidona
amy ny andro fitsarana noho ny ho
aminareo. 23 Ary hianao, ry Ka-
pernaomy, hasandratra hatrany an-
danitra va hianao? Hietry hatrany
amy ny fiainan-tsi-hita [1] hianao; fa
raha mba tany Sodoma no natao ny
asa lehibe izay natao teo aminao,
dia ho naharitra ambaraka andro
any izy. 24 Fa lazaiko aminareo
fa ho moramora kokoa ny ho amy
ny tany Sodoma amy ny andro fitsa-
rana noho ny ho aminao.

25 Tamin' izany andro izany dia
namaly Jesosy ka nanao hoe: Mi-
dera Anao Aho, Raiko, Tompon' ny
lanitra sy ny tany, fa nafeninao
tamy ny hendry sy ny manan-tsaina
izany zavatra izany ka nasehonao
tamy ny zaza madinika. 26 Eny,
Raiko; fa izany no sitraponao. 27
Ny zavatra rehetra natolotry ny
Raiko Ahy; ary tsy misy mahalala
tsara ny Zanaka, afa-tsy ny Ray;
ary tsy misy mahalala tsara ny
Ray, afa-tsy ny Zanaka sy izay tian'
ny Zanaka hanehoana Azy.

28 Mankanesa atỳ amiko, hia-
nareo rehetra izay miasa fatratra sy
mavesatra entana, fa Izaho no ha-
nome anareo fitsaharana. 29 Ento
ny ziogako, ka mianara amiko; fa
malemy fanahy sady tsy miavona
am-po Aho; dia hahita fitsaharana
ho any ny fanahinareo hianareo.
30 Fa mora ny ziogako, ary mai-
vana ny entako.

*Ny nanotazan' ny mpianatra salo-
him-bary tamy ny Sabata, sy ny
naninian' ny Fariseo azy.*

|| Mar. ii. 23-28; Lio. vi. 1-5.

XII. TAMIN' izany andro izany
Jesosy nandeha namaky
ny tanim-bary tamy ny Sabata; ary
noana ny mpianany ka nanoty salo-
himbary, dia nihinana. 2 Fa nony
nahita izany ny Fariseo, dia hoy
izy taminy: Indro, ny mpianatrao
manao izay tsy mety hatao amy ny
Sabata. 3 Ary hoy Izy taminy:
Tsy mbola novakinareo va *ny teny
milaza* ilay nataony Davida, raha
noana izy mbamin' izay nanaraka
azy, 4 fa niditra tao amy ny
tranon' Andriamanitra izy ka nihi-
nana ny mofo aseho, izay nahadiso
raha haniny, na izay nanaraka azy,
afa-tsy ny mpisorona hiany? 5 Ary
tsy mbola novakinareo ao amy ny la-
làna va fa amy ny Sabata ny mpi
sorona ao amy ny tempoly manota
ny Sabata, nefa tsy manan-tsiny?
6 Ary dia lazaiko aminareo fa misy
eto lehibe noho ny tempoly. 7 Fa
raha fantatrareo izay hevitry ny
teny hoe: "Famindrampo no sitra-
ko, fa tsy fanatitra alatsa-dra"
(Hos. vi. 6), dia tsy mba naname-
loka ny tsy manan-tsiny hianareo.
8 Fa Tompon' ny Sabata ny Zanak'
olona.

*Ny nahasitranany Jesosy ny lehilahy
anankiray maty tànana tamy ny
Sabata, sy ny fahatezeran' ny
Fariseo noho izany.*

|| Mar. iii. 1-6; Lio. vi. 6-11.

9 ARY nony niala teo Jesosy, dia
niditra tao amy ny synagoga;
10 ary, indro, nisy lehilahy maty [2]
tànana teo. Ary ny olona nanon-
tany Azy hoe: Mety va ny mahasi-
trana amy ny Sabata? mba hiam-
pangany Azy. 11 Ary hoy Izy
taminy: Iza moa no olona ao ami-
nareo, raha manana ondry ananki-
ray, ka latsaka any an-kady amy ny
Sabata, no tsy handray azy sy ham-
pakatra azy? 12 Ary tsy mihoatra
lavitra noho ny ondry va ny olona?
Koa amin' izany dia mety ny manao

[1] *Gr.* Hadesy.

[2] *Gr.* efa maina, *na* malazo.

soa amy ny Sabata. 13 Dia hoy
Izy tamin-dralehilahy: Ahinjiro ny
tànanao. Dia nahinjiny ka sitrana
ho tahaka ny anankiray.
14 Ary ny Fariseo dia lasa ni-
voaka ka niara-nisaina mba haha-
faty Azy. 15 Fa Jesosy nahalala
izany, ka dia niala teo.
Ary nisy olona betsaka nanaraka
Azy, ka dia nositraniny avokoa izy
rehetra; 16 ary nandrara azy Izy
tsy hanao izay hahafantarana Azy,
17 mba hahatanteraka izay nampi-
lazaina any Isaia mpaminany hoe:

18 "Indro ny Mpanompoko, Izay nofidiko,
Ny Malalako, Izay sitraky ny foko indrindra;
Hapetrako ao aminy ny Fanahiko,
Ary hitory ny rariny amy ny jentilisa Izy;
19 Tsy hifanditra, na hiantso mafy Izy;
Ary tsy hisy handre ny feony any an-dàlana;
20 Tsy hotapahiny ny volotara torotoro,
Ary tsy hovonoiny ny lahinjiro manetona,
Ambara-pamoakany ny rariny ho mpandresy;
21 Ary ny anarany no hitokian' ny jentilisa" (Isa. xlii. 1-4).

*Ny nahasitranany Jesosy ny demoniaka anankiray, sy ny namaliany ny teny ratsy nataon' ny Fariseo.*

‖ Mar. iii. 20-30.

22 DIA nentina tany aminy
Jesosy ny lehilahy anan-
kiray izay demoniaka, sady jamba
no moana; dia nositraniny, ka dia
niteny sy nahita ilay moana.
23 Dia talanjona ny vahoaka re-
hetra ka nanao hoe: Moa ity va
Ilay Zanaky Davida? 24 Fa nony
ren' ny Fariseo izany, dia hoy izy:
Tsy misy amoahan' ilehiny ny de-
monia, afa-tsy Belzeboba, lohan' ny
demonia.
25 Ary Jesosy nahalala ny eritre-
riny, dia nanao taminy hoe: Ho
foana ny fanjakana rehetra izay
miady an-trano; ary tsy haharitra
ny tanàna rehetra, na ny trano, izay
miady an-trano. 26 Ary raha Sa-
tana no mamoaka any Satana, dia
miady an-trano izy; ka ahoana no
haharetan' ny fanjakany? 27 Ary
raha Belzeboba no amoahako ny
demonia, iza kosa no mba amoahan'
ny zanakareo azy? ary noho izany
dia izy hiany no ho mpitsara anareo.
28 Fa raha ny Fanahin' Andria-
manitra kosa no amoahako ny de-
monia, dia efa tonga aminareo sa-
hady ny fanjakan' Andriamanitra.
29 Fa hataon' ny olona ahoana no
fiditra ao an-tranon' ny mahery han-
droba ny entany, raha tsy afatony
aloha ny mahery? dia vao handroba
ny ao an-tranony izy. 30 Izay tsy
momba Ahy dia manohitra Ahy;
ary izay tsy miara-mamory amiko
dia manahaka.
31 Ary noho izany dia lazaiko
aminareo hoe: Hahazo famelan-ke-
loka ny olona amy ny ota sy fite-
nenan-dratsy [1] samihafa rehetra; fa
tsy hahazo famelan-keloka ny olona
amy ny fitenenan-dratsy [1] ny Fanahy
*Masina.* 32 Ary na iza na iza no
manao teny hanohitra ny Zanak'
olona, dia hahazo famelan-keloka
hiany; fa na iza na iza no miteny
hanohitra ny Fanahy Masina, dia
tsy mba hahazo famelan-keloka, na
amin' izao fiainana izao, na amy ny
ho avy.
33 Koa ataovy tsara ny hazo
mbamy ny voany, na ataovy ratsy
ny hazo mbamy ny voany; fa ny
voany no ahafantarana ny hazo.
34 Ry taranaky ny menarana! ha-
taonareo, izay ratsy fanahy, ahoana
no fahay miteny zavatra tsara? fa
avy amy ny haben' ny ao am-po no
itenenan' ny vava. 35 Ny rakitra

[1] *Gr.* blasphemia; *izahao* ix. 3.

tsara no amoahan' ny olona tsara
fanahy zavatra tsara; ary ny rakitra
ratsy kosa no amoahan' ny olona
ratsy fanahy zavatra ratsy. 36 Ary
lazaiko aminareo fa hampamoahina
ny olona amy ny andro fitsarana
noho ny amy ny teny foana rehetra
izay ataony. 37 Fa ny teninao no
hanamarinana anao, ary ny teninao
no hanamelohana anao.

*Ny nitadiavan' ny mpanora-dalàna sy ny Fariseo famantarana, sy ny navaliny Jesosy azy.*

‖ Lio. xi. 14-26, 29-36.

38 ARY tamin' izany ny sasany
tamy ny mpanora-dalàna
sy ny Fariseo namaly Azy ka nanao
hoe: Mpampianatra ô, ta-hahita
famantarana avy aminao izahay. 39
Fa Jesosy namaly ka nanao taminy
hoe: Izay taranaka ratsy fanahy
sy mijangajanga dia fatra-pitady
famantarana; nefa tsy hisy faman-
tarana homena azy, afa-tsy ny fa-
mantarana ny aminy Jona mpami-
nany; 40 fa tahaka ny nitoerany
Jona hateloan' andro sy hateloan'
alina tao an-kibon' ny hazandrano
lehibe, dia toy izany no hitoeran' ny
Zanak' olona hateloan' andro sy
hateloan' alina ao anatin' ny tany.
41 Ny olona tany Ninive hiara-
mitsangana amin' ity taranaka ity
amy ny andro fitsarana ka haname-
loka azy; fa nibebaka izy tamy ny
nitoriany Jona teny; nefa, indro,
misy lehibe noho Jona eto. 42 Ny
mpanjakavavy avy tany atsimo
hiara-mitsangana amin' ity taranaka
ity amy ny andro fitsarana ka hana-
meloka azy; fa avy tany amy ny
faran' ny tany izy hihaino ny fahen-
dreny Solomona; nefa, indro, misy
lehibe noho Solomona eto.

43 Raha mivoaka amy ny olona
ny fanahy maloto, dia mandeha mi-
tety ny tany tsy misy rano izy, mi-
tady fitsaharana, fa tsy mahita. 44
Dia hoy izy: Hody any amy ny tra-
noko izay nivoahako aho; ary nony
tonga izy, dia hitany fa foana ny
trano sady voafafa no voavoatra.
45 Ary dia mandeha izy ka miton-
dra fanahy fito hafa koa miaraka
aminy izay ratsy noho izy; dia mi-
ditra ireo ka mitoetra ao; ary ny
faran' izany olona izany dia tonga
ratsy noho ny voalohany. Ary dia
tahaka izany koa no ho amin' ity
taranaka ratsy fanahy ity.

*Ny nitadiavan' ny reniny Jesosy sy ny rahalahiny Azy.*

‖ Mar. iii. 20, 21, 31-35; Lio. viii. 19-21.

46 ARY raha mbola niteny tamy
ny vahoaka Jesosy, indreo,
ny reniny mbamy ny rahalahiny
nijanona teo ala-trano nitady hiteny
aminy. 47 Ary nisy anankiray na-
nao taminy hoe: Indreo, ny reninao
mbamy ny rahalahinao mijanona ato
ala-trano mitady hiteny aminao. 48
Fa namaly Izy ka nanao tamin' ilay
nilaza taminy hoe: Iza moa no re-
niko, ary iza no rahalahiko? 49
Ary naninjitra ny tànany nanondro
ny mpianany Izy ka nanao hoe:
Indreo ny reniko sy ny rahalahiko!
50 Fa na iza na iza no hanao ny
sitrapon' ny Raiko Izay any an-
danitra, dia izy no rahalahiko sy
anabaviko ary reniko.

*Fanoharana fito nataony Jesosy.*

‖ Mar. iv. 1-34; Lio. viii. 4-18; xiii. 18-21.

XIII. ARY tamin' izany andro
izany dia nivoaka avy
tao an-trano Jesosy ka nipetraka teo
amoron' ny ranomasina. 2 Ary nisy
vahoaka betsaka tafangona teo ami-
ny, dia niditra teo an-tsambokely
Izy ka nipetraka; ary ny vahoaka
rehetra kosa dia teny amoron-drano-
masina.

3 Ary nilaza zavatra maro taminy
tamy ny fanoharana Izy ka nanao
hoe: Indro, nivoaka ny mpamafy
mba hamafy; 4 ary raha namafy
izy, ny sasany dia voafafy teny amo-
ron-dàlana; dia avy ny vorona ka
nandany azy. 5 Ary ny sasany dia
voafafy teny amy ny tany marivo
ambony vatolampy; dia nalaky ni

trebona ireny, satria tsy nisy tany
lalina. 6 Fa rehefa niposaka ny
masoandro, dia nalazo ireny, ary
satria tsy nanam-paka, dia maty izy.
7 Ary ny sasany dia voafafy teny
amy ny tsilo; ary ny tsilo naniry
ka nangeja azy. 8 Ary ny sasany
dia voafafy teny amy ny tany tsara,
dia namoa: ny sasany avy zato
heny, ary ny sasany avy enim-polo
heny, ary ny sasany avy telo-polo
heny. 9 Izay manan-tsofina,[1] aoka
izy hihaino.

10 Ary dia nanatona ny mpia-
nany ka nanao taminy hoe: Nahoa-
na no fanoharana no itenenanao
aminy? 11 Ary namaly Izy ka
nanao taminy hoe: Satria hianareo
no navela [2] hahalala ny zava-miafina
ny amy ny fanjakan' ny lanitra, fa
ireny kosa tsy mba navela.[2] 12 Fa
izay manana no homena, ka hanana
be dia be izy; fa izay tsy manana
kosa, na izay ananany aza dia heso-
rina aminy. 13 Ary noho izany dia
fanoharana no itenenako aminy:
satria mijery izy, fa tsy mahita;
ary mandre izy, fa tsy mihaino, na
mahalala. 14 Dia tanteraka aminy
ny faminaniany Isaia, izay manao
hoe:

"Handre mandrakariva hiany
hianareo, fa tsy hahafanta-
tra:
Ary hijery mandrakariva hia-
ny hianareo, fa tsy hahita;
15 Fa efa adala ny fon' izao olona
izao,
Ary efa lalodalovana ny sofiny,
Ary efa nakimpiny ny masony,
Fandrao hahita ny masony,
Sy handre ny sofiny,
Ka hahalala ny fony,
Dia hibebaka izy,
Ka hahasitrana azy Aho"
(Isa. vi. 9, 10).

16 Fa sambatra ny masonareo, fa
mahita, ary ny sofinareo, fa mandre.
17 Fa lazaiko aminareo marina tokoa
fa maro ny mpaminany sy ny olona
marina naniry hahita izay hitanareo,
nefa tsy mba nahita; ary naniry
handre izay renareo, nefa tsy mba
nandre.

18 Koa amin' izany dia henoina-
reo ny fanoharana ny amy ny mpa-
mafy: 19 Raha misy mandre ny
tenin' ny fanjakana, fa tsy maha-
lala, dia avy ilay ratsy ka manai-
sotra izay nafafy tao am-pony. Dia
izany no ilay nafafy teny amoron-
dàlana. 20 Fa ilay nafafy teny amy
ny tany marivo ambony vatolampy
dia izay mandre ny teny ka malaky
mandray azy amy ny hafaliana; 21
nefa tsy manam-paka ao anatiny
izy, fa maharitra vetivety foana;
koa raha avy izay fahoriana na
fanenjehana noho ny teny, dia ma-
laky tafintohina izy. 22 Ary ilay
nafafy teny amy ny tsilo dia izay
mandre ny teny, ary ny fiahiahiana
izao fiainana izao sy ny fitaky ny
harena mangeja ny teny, ka dia tsy
mamoa izy. 23 Fa ilay nafafy teny
amy ny tany tsara kosa dia izay
mandre ny teny ka mahalala; dia
izy no mamoa ka vokatra: ny sasany
avy zato heny, ary ny sasany avy
enim-polo heny, ary ny sasany avy
telo-polo heny.

24 Ary nanao fanoharana hafa
koa taminy Izy ka nanao hoe: Ny
fanjakan' ny lanitra dia tahaka ny
lehilahy anankiray izay namafy voa
tsara tany an-tanimbariny; 25 fa
raha natory ny olona, dia avy ny
fahavalony ka namafy voan-tsimpa-
rifary teny amy ny vary, dia lasa
nandeha. 26 Ary rehefa naniry ny
vary ka niteraka, dia niposaka koa
ny tsimparifary. 27 Dia avy ny
mpanompon-dralehilahy ka nanao
taminy hoe: Tompoko, tsy voa tsara
va no nafafinao tany an-tanimbari-
nao? koa avy taiza kosa ny tsimpa-
rifary? Dia hoy izy taminy: 28
Fahavalo no nanao izany. Ary ny
mpanompony nanao taminy hoe:

---

[1] *Na:* [Izay manan-tsofina ho enti-mihaino].

[2] *Gr.* nomena.

Koa tianao va handehananay hanon-
gotra sy hanangona azy? 29 Fa
hoy izy: Tsia, fandrao, raha manon-
gotra ny tsimparifary hianareo, dia
hongotanareo miaraka aminy koa
ny vary. 30 Aoka hiany hiara-
maniry izy roroa ambara-pihavin'
ny fararano; ary amy ny fararano
dia holazaiko amy ny mpijinja hoe:
Angony aloha ny tsimparifary, ka
ataovy amboarany mba hodorana;
fa ny vary dia taomy ho any an-
tsompitro.

31 Ary nanao fanoharana hafa
koa taminy Izy ka nanao hoe: Ny
fanjakan' ny lanitra dia tahaka ny
voan-tsinapy izay nalain' olona ka
nafafiny tany an-tsahany; 32 fa
kely noho ny voa rehetra izy, kanefa
rehefa maniry, dia lehibe noho ny
anana ka tonga hazo, dia avy ny
voro-manidina ka mitoetra ao amy
ny rantsany.

33 Ary nanao fanoharana hafa
koa taminy Izy hoe: Ny fanjakan'
ny lanitra dia tahaka ny masirasira,
izay nalain' ny vehivavy anankiray
ka nataony[1] tao amy ny koba inte-
lon' ny famarana, mandra-pahazon'
ny masirasira azy rehetra.

34 Fanoharana no nilazany Jesosy
izany zavatra rehetra izany tamy
ny vahoaka, ary tsy nisy nolazainy
taminy, afa-tsy tamy ny fanoharana,
35 mba hahatanteraka izay nampi-
lazaina ny mpaminany hoe:

> "Hiloa-bava hilaza fanohara-
> na Aho;
> Hanambara zavatra izay na-
> fenina hatrizay nanorenana
> izao tontolo izao Aho" (Sal.
> lxxviii. 2).

36 Ary rehefa nampody ny va-
hoaka Jesosy, dia niditra tao an-
trano Izy, ary ny mpianany nankao
aminy ka nanao hoe: Lazao aminay
ny hevitry ny fanoharana ny amy
ny tsimparifary tany an-tanimbary.
37 Ary namaly Izy ka nanao hoe:
Ny mpamafy ny voa tsara dia ny
Zanak' olona; 38 ny tanimbary dia
izao tontolo izao; ny voa tsara dia
ny zanaky ny fanjakana; ny tsim-
parifary dia ny zanak' ilay ratsy;
39 ny fahavalo izay namafy izany
dia ny devoly; ny fararano dia ny
fahataperan' izao tontolo izao; ary
ny mpijinja dia anjely. 40 Koa
tahaka ny anangonana ny tsimpari-
fary sy andoroana azy amy ny afo,
dia toy izany no hatao amy ny faha-
taperan' izao tontolo izao. 41 Ny
Zanak' olona haniraka ny anjeliny,
ary ireny dia hanangona ka hamoaka
amy ny fanjakany ny zavatra maha-
tafintohina rehetra mbamin' izay
manao meloka, 42 dia hanipy azy
any amy ny fandoroana lehibe mire-
hitra afo izy; any no hisy ny fito-
maniana sy ny fikitroha-nify. 43
Ary amin' izany ny marina dia
hamirapiratra tahaka ny masoandro
any amy ny fanjakan' ny Rainy.
Izay manan-tsofina,[2] aoka izy hi-
haino.

44 Ary ny fanjakan' ny lanitra
dia tahaka ny harena nafenina tany
an-tsaha, izay hitan' olona, ka dia
nafeniny; ary noho ny hafaliany
dia lasa nandeha izy ka nivarotra
ny fananany rehetra, dia nividy
izany saha izany.

45 Ary koa, ny fanjakan' ny lani-
tra dia tahaka ny mpandranto
anankiray izay nikatsaka vato soa;[3]
46 ary rehefa nahita vato soa[3] iray
saro-bidy izy, dia lasa nivarotra ny
fananany rehetra ka nividy azy.

47 Ary koa, ny fanjakan' ny
lanitra dia tahaka ny harato-tarihina,
izay nalatsaka tao amy ny rano-
masina ka nahavory ny samihafa
karazana rehetra; 48 ary rehefa
feno izany, dia notarihiny ho eny
an-tanety, dia nipetraka ny olona ka
nifantina ny tsara hataony ao an-
karona, fa ny ratsy nariany. 49
Dia tahaka izany no hatao amy ny
fahataperan' izao tontolo izao; hivo-

---

[1] *Gr.* nafeniny. [2] *Na:* [Izay manan-tsofina ho enti-mihaino]. [3] *Gr.* perila.

aka ny anjely ka hanavaka ny ratsy
fanahy hisaraka amy ny marina, 50
dia hatsipiny any amy ny fandoroana lehibe mirehitra afo izy; any no hisy ny fitomaniana sy ny fikitroha-nify.
51 Efa azonareo va izany rehetra izany? Hoy ireo taminy: Eny.
52 Dia hoy Izy taminy: Koa amin' izany ary ny mpanora-dalàna rehetra izay nampianarina ho amy[1] ny fanjakan' ny lanitra dia samy tahaka ny tompon-trano, izay mamoaka avy amy ny firaketany zavabaovao sy ela.

*Ny nampianarany Jesosy tany amy ny taniny, sy ny tsi-finoan' ny olona Azy.*

|| Mar. vi. 1-6. (Lio. iv. 14-30?)

53 ARY rehefa vitany Jesosy ireo fanoharana ireo, dia niala teo Izy.
54 Ary nony tonga tany amy ny taniny Izy, dia nampianatra ny olona tao amy ny synagoga, ary talanjona ny olona ka nanao hoe: Avy taiza re no nahazoan' ilehity izany fahendrena sy asa lehibe izany?
55 Tsy ilehity va ilay zanaky ny mpandrafitra? Tsy Maria va no anaran' ny reniny? Ary tsy Jakoba sy Josefa sy Simona ary Jodasy va no rahalahiny?
56 Ary ny anabaviny, moa tsy etỳ amintsika avokoa va izy? Koa avy taiza no nahazoan' ilehity izany zavatra rehetra izany?
57 Ary tafintohina taminy izy. Fa hoy Jesosy taminy: Tsy misy mpaminany tsy hajaina, afa-tsy amy ny taniny sy ny mpianakaviny hiany.
58 Ary tsy nanao asa lehibe maro teo Izy noho ny tsi-finoan' ireo.

*Ny aminy Heroda sy Jaona Mpanao batisa.*

|| Mar. vi. 14-29; Lio. iii. 19-20; ix. 7-9.

XIV. TAMIN' izany andro izany Heroda mpanapaka nandre ny lazany Jesosy,
2 ka hoy izy tamy ny mpanompony: Jaona Mpanao batisa izay; efa nitsangana tamy ny maty izy, koa izany no ananany hery hanao izany asa lehibe izany.
3 Fa Heroda efa nisambotra any Jaona, dia namatotra azy ka nanao azy tao an-trano-maizina, noho ny taminy Herodiasy, vadiny Filipo rahalahiny.
4 Fa Jaona efa nilaza taminy hoe: Diso hianao, raha manambady azy.
5 Ary Heroda naniry hamono azy, saingy natahotra ny vahoaka izy, satria nataon' ireo ho mpaminany Jaona.
6 Fa nony tonga ny fitsingerenan' ny taona nahaterahany Heroda, dia nandihy teo anatrehany ny zanakavaviny Herodiasy ka nahafaly any Heroda.
7 Ary noho izany dia nianiana izy fa hanome azy izay hangatahiny na inona na inona.
8 Ary rehefa nomen-dreniny saina razazavavy, dia nanao hoe: Omeo ahy eto an-dovia ny lohany Jaona Mpanao batisa.
9 Dia nalahelo ny mpanjaka; kanefa noho ny fianianany sy ny olona izay niara-nipetraka nihinana teo aminy, dia nandidy hiany izy mba homena izany.
10 Ary dia naniraka hanapaka ny lohany Jaona tao an-tranomaizina izy.
11 Dia nentina andovia ny lohany ka nomena ilay zazavavy; ary izy nitondra azy ho ao amin-dreniny.
12 Ary avy ny mpianany, dia naka ny faty ka nandevina azy; ary dia lasa izy ka nilaza taminy Jesosy.

*Ny nampihinanany Jesosy ny olona tsy omby dimy arivo.*

|| Mar. vi. 30-46; Lio. ix. 10-17; Jao. vi. 1-15.

13 ARY nony nandre izany Jesosy, dia niondrana antsambokely niala teo handeha hitokana any an-tany foana; ary raha nandre izany ny vahoaka, dia niala teny amy ny tanàna maro izy ka nandeha an-tanety[2] nanaraka Azy.

[1] *Na:* ny amy.

[2] *Na:* nandeha tongotra.

14 Ary nony nivoaka Jesosy, dia
nahita vahoaka betsaka, ary onena
azy ka nahasitrana ny marariny.

15 Ary nony hariva ny andro,
dia nanatona Azy ny mpianatra ka
nanao hoe : Tany foana ity, ary efa
hariva ny andro izao ; ravao ny
vahoaka, mba hankanesany eny amy
ny vohitra hividy hanina ho azy.
16 Fa hoy Jesosy taminy : Tsy to-
kony handeha izy ; omeonareo ha-
nina izy. 17 Fa hoy ny mpianany
taminy : Tsy misy atỳ aminay, afa-
tsy mofo dimy sy hazandrano roa.
18 Ary hoy Izy : Ento etỳ amiko
izany. 19 Dia nasainy nipetraka
teny ambonin' ny ahitra ny vahoaka,
ary noraisiny ny mofo dimy sy ny
hazandrano roa, dia niandrandra ny
lanitra Izy ka nisaotra ; ary nony
efa novakiny ny mofo, dia natolony
ny mpianatra, ary ny mpianatra
kosa nanolotra ho any ny vahoaka.
20 Ary nihinana avokoa izy rehe-
tra, ka dia voky ; ary nangoniny
ny sombintsombiny sisa tsy lany, ka
dia nahafeno harona roa amby ny
folo. 21 Ary izay nihinana dia
tokony ho dimy arivo lahy, afa-tsy
ny zaza amim-behivavy.

22 Ary niaraka tamin' izay dia
nanery ny mpianatra hiondrana an-
tsambokely Jesosy ka hita eo alo-
hany ho eny am-pita mandra-pan-
dràvany ny vahoaka. 23 Ary re-
hefa noravany ny vahoaka, dia nia-
katra tao an-tendrombohitra Izy
mba hitokana hivavaka ; ary nony
hariva ny andro, dia nitoetra irery
teo Izy.

*Ny nitsangantsanganany Jesosy teny ambonin' ny ranomasina.*

‖ Mar. vi. 47-56 ; Jao. vi. 16-21.

24 ARY efa mby teo ampovoan'
ny ranomasina ny sam-
bokely tamin' izay, dia natopatopan'
ny alon-drano izy, fa notohain' ny
rivotra. 25 Ary tamy ny fiambe-
nana fahefatra amy ny alina dia
nankeny amy ny mpianany Jesosy,
nitsangantsangana teny ambonin'
ny ranomasina. 26 Ary nony na-
hita Azy nitsangantsangana tam-
bonin' ny ranomasina ny mpianatra,
dia raiki-tahotra ka nanao hoe :
Matoatoa io ; dia niantso izy noho
ny tahotra. 27 Ary Jesosy niteny
taminy niaraka tamin' izay hoe :
Matokia, fa Izaho hiany, aza mata
hotra. 28 Ary Petera namaly Azy
ka nanao hoe : Tompoko, raha Hia-
nao hiany, dia asaovy manatona
Anao eny ambonin' ny rano aho.
29 Ary hoy Izy : Manatòna. Dia
nidina niala tamy ny sambokely
Petera ka nandeha tambonin' ny
rano hanatona any Jesosy. 30 Fa
raha nahita ny rivotra [1] izy, dia
natahotra, ary raha vao nilentika
izy, dia niantso hoe : Tompo ô, von-
jeo aho. 31 Ary naninjitra ny tà-
nany niaraka tamin' izay Jesosy,
dia nandray azy ka nanao taminy
hoe : Ry kely finoana, nahoana no
niahanahana hianao ? 32 Ary re-
hefa niakatra teo an-tsambokely izy,
dia nitsahatra ny rivotra.

33 Ary izay teo an-tsambokely
dia niankohoka teo anatrehany ka
nanao hoe : Zanak' Andriamanitra
tokoa Hianao.

34 Ary nony tafita izy, dia tonga
teo an-tanety, any Genesareta. 35
Ary nony nahafantatra Azy ny
tompon-tany teo, dia naniraka tany
amy ny tany rehetra manodidina izy
ka nitondra ny marary rehetra ho
eo aminy. 36 Ary nangataka tà-
miny ireo mba *hamela azy* hanendry
na dia ny somotraviavin-dambany
hiany aza ; koa na iza na iza no
nanendry dia sitrana tokoa.

*Tori-teny nataony Jesosy ny amy ny fanaon-drazana.*

‖ Mar. vii. 1-23.

XV. DIA nankeo aminy Jesosy ny
Fariseo sy ny mpanora-
dalàna sasany avy tany Jerosalema

[1] *Na :* [rivotra maherv].

ka nanao hoe : 2 Nahoana ny mpia-
natrao no mandika ny fampianarana
voatolotry ny razana? fa tsy mba
manasa tànana izy, raha hihinan-
kanina.
3 Ary Izy namaly ka nanao ta-
miny hoe : Nahoana kosa hianareo
no mandika ny didin' Andriamani-
tra noho ny fampianarana voato-
lotra anareo? 4 Fa Andriamanitra
efa nanao hoe : " Manajà ny rainao
sy ny reninao " (Eks. xx. 12), ary
koa : " Izay miteny ratsy ny rainy
na ny reniny dia hatao maty tokoa "
(Eks. xxi. 17). 5 Fa hoy kosa hia-
nareo : Na zovy na zovy no hilaza
amy ny rainy na ny reniny hoe :
'Efa fanatitra *ho an' Andriama-
nitra* izay rehetra tokony hahazoa-
nao soa avy amiko,' dia tsy mba
hanaja ny rainy [1] akory izy. 6 Koa
dia foananareo ny tenin' Andriama-
nitra noho ny fampianarana voato-
lotra anareo. 7 Ry mpihatsarave-
latsihy, marina ny naminaniany
Isaia anareo hoe :
8 " Ity firenena ity manaja Ahy
amy ny molony;
Fa ny fony kosa lavitra Ahy.
9 Koa foana ny ivavahan' ireo
amiko,
Raha mampianatra ny didin'
olombelona ho fampianarana
izy " (Isa. xxix. 13).
10 Ary niantso ny vahoaka han-
keo aminy Izy ka nanao taminy
hoe : Mihainoa ka mahafantara :
11 tsy izay miditra amy ny vava no
mahaloto ny olona ; fa izay mivoaka
avy amy ny vava, izany no maha-
loto ny olona.
12 Dia nankeo aminy ny mpiana-
tra ka nanao taminy hoe : Fantatrao
va fa tafintohina ny Fariseo, raha
nandre izany teny izany? 13 Ary
Izy namaly ka nanao hoe : Ny za-
vatra rehetra izay tsy nambolen' ny
Raiko Izay any an-danitra dia hon-
gotana. 14 Avelao izy ; mpitarika
jamba izy ; ary raha ny jamba no
mitarika ny jamba, dia samy ho
latsaka any an-kady izy roa.
15 Ary Petera namaly ka nanao
taminy hoe : Lazao aminay ny he-
vitr' izany fanoharana izany. 16
Ary hoy Jesosy : Hianareo koa va
mbola tsy mahafantatra hiany? 17
Tsy fantatrareo va fa izay rehetra
miditra amy ny vava dia mankao
an-kibo ka avoaka ao amy ny fivoa-
hana? 18 Fa izay mivoaka avy
amy ny vava kosa dia avy amy ny
fo, ka izany no mahaloto ny olona.
19 Fa avy amy ny fo no ivoahan' ny
sain-dratsy, dia ny vonoan-olona, ny
fakam-badin' olona, ny fijangajan-
gana, ny halatra, ny ampanga lainga,
ny fitenenan-dratsy ; [2] 20 izany no
mahaloto ny olona ; fa ny mihinana
amy ny tànana tsy misasa tsy mba
mahaloto ny olona.

*Ny nahasitranany Jesosy ny zanaka-vavin' ilay vehivavy Kananita.*

|| Mar. vii. 24-30.

21 DIA niala teo Jesosy ka nan-
kany amy ny fari-taniny
Tyro sy Sidona. 22 Ary, indro,
nisy vehivavy Kananita anankiray
nivoaka avy tamin' izany tany izany
ka niantso nanao hoe : Mamindrà
fo amiko, Tompoko, Zanaky Davida
ô! ny zanako-vavy ampahorin' ny
demonia loatra. 23 Fa Izy tsy
namaly teny azy. Dia nanatona ny
mpianany ka nangataka taminy na-
nao hoe : Roahy izy, fa miantso
mafy ato aoriantsika. 24 Ary Izy
namaly ka nanao hoe : Tsy nirahina
Aho afa-tsy ho amy ny ondry very
amy ny taranaky Isiraely. 25 Fa
nanatona hiany ravehivavy, dia nian-
kohoka teo anatrehany ka nanao
hoe : Tompoko ô, vonjeo aho. 26
Fa Izy namaly ka nanao hoe : Tsy
mety raha maka ny mofon-jaza ka
manipy azy ho any ny amboakely.
27 Fa hoy ravehivavy : Marina
izany, Tompoko ; fa na dia ny am-
boakely aza mba mihinana izay som-

[1] *Na:* [ny rainy na ny reniny].

[2] *Gr.* blasphemia : *izahao* ix. 3.

bintsombiny latsaka avy amy ny
latabatry ny tompony hiany. 28
Dia namaly Jesosy ka nanao taminy
hoe: Ravehivavy, lehibe ny finoa-
nao; tongava aminao araka izay
irinao. Dia sitrana ny zanani-vavy
tamin' izay ora izay.

*Ny nahasitranany Jesosy ny marary maro, sy ny nampihinanany olona tsy omby efatra arivo, ary ny nitadiavan' ny Fariseo sy ny Sadoseo famantarana avy any andanitra.*

|| Mar. vii. 31—viii. 13.

29 ARY raha niala teo Jesosy,
dia nankany amoron' ny
ranomasiny Galilia Izy; ary niaka-
tra nankeo an-tendrombohitra Izy
ka nipetraka teo; 30 ary nisy va-
hoaka betsaka nankeo aminy niton-
dra ny mandringa, ny jamba, ny
moana, ny kilemaina, ary ny maro
hafa koa, ka nametraka azy teo
akaikin' ny tongotry Jesosy; dia
nahasitrana azy Izy; 31 ka dia
talanjona ny vahoaka, raha nahita
ny moana miteny, ny kilemaina si-
trana, ny mandringa afaka, ary ny
jamba mahiratra; dia nankalaza an'
Andriamanitry ny Isiraely izy.
32 Ary Jesosy niantso ny mpia-
nany hankeo aminy ka nanao hoe:
Mahonena Ahy ny vahoaka, fa efa
nitoetra hateloana taty amiko izy
izao ka tsy manan-ko hanina; ary
tsy tiako ny hampody azy tsy mihi-
nana, fandrao reraka eny an-dàlana
izy. 33 Fa hoy ny mpianatra ta-
miny: Aiza no hahitanay mofo atỳ
an-efitra ampy hahavoky izao va-
hoaka betsaka izao! 34 Ary hoy
Jesosy taminy: Misy mofo firy any
aminareo? Ary hoy izy: Fito sy
hazandrano madinika vitsy foana.
35 Ary Izy nandidy ny vahoaka
betsaka hipetraka amy ny tany. 36
Dia nandray ny mofo fito mbamy
ny hazandrano Izy, ary rehefa ni-
saotra, dia namaky ka nanolotra
azy ho any ny mpianatra, ary ny
mpianatra kosa nanolotra ho any
ny vahoaka. 37 Ary nihinana avo-
koa izy rehetra, ka dia voky; ary
nangoniny ny sombintsombiny sisa
tsy lany, ka dia nahafeno sobiky
fito. 38 Ary izay nihinana dia efa-
tra arivo lahy, afa-tsy ny zaza amim-
behivay.
39 Ary nony efa nampody ny
vahoaka Izy, dia niondrana an-tsam-
bokely ka nankany amy ny sisin-
taniny Magadana.

XVI. Ary ny Fariseo sy ny Sadoseo
nankeo aminy, dia naka fana-
hy Azy ka nangataka Azy haneho
famantarana aminy avy any an-
danitra. 2 Ary Izy namaly ka
nanao taminy hoe: Nony hariva,
dia hoy hianareo: Ho tsara ny an-
dro, fa mena ny lanitra. 3 Ary
nony maraina, *dia hoy hianareo:*
Ho ratsy ny andro, fa mena sy man-
jombona ny lanitra. Fantatrareo
ny hamantatra ny tarehin' ny lani-
tra, fa ny famantarana ny fotoana
dia tsy hainareo. 4 Izay taranaka
ratsy fanahy sy mijangajanga dia
fatra-pitady famantarana; nefa tsy
misy famantarana homena azy, afa-
tsy ny famantarana ny aminy Jona
hiany. Ary nandao azy Jesosy ka
lasa.

*Ny nananarany Jesosy ny mpianany tsy hanaiky ny fampianaran' ny Fariseo sy ny Sadoseo.*

|| Mar. viii. 14-21.

5 ARY rehefa tonga teny am-pita
ny mpianatra, dia nanadino
hitondra mofo izy. 6 Ary hoy
Jesosy taminy: Mihevera, ka mi-
tandrema hianareo, fandrao azon'
ny masirasiran' ny Fariseo sy ny
Sadoseo. 7 Dia niara-nisaina izy
ka nanao hoe: Ny tsy nitondran-
tsika mofo angaha izany. 8 Ary
Jesosy nahalala izany, dia nanao
hoe: Nahoana hianareo, ry kely
finoana, no miara-misaina, satria tsy
manana mofo? 9 Tsy mbola maha-
fantatra va hianareo, ary tsy tsaroa-
nareo va ny mofo dimy ho any ny
dimy arivo, ka firy harona moa no

nangoninareo? 10 na ny mofo fito
ho any ny efatra arivo, ka firy so-
biky moa no nangoninareo? 11
Ahoana no tsy ahafantaranareo fa
tsy ny amy ny mofo no nolazaiko
taminareo? Fa tandremo, fandrao
azon' ny masirasiran' ny Fariseo sy
ny Sadoseo. 12 Dia fantany fa tsy
nasainy hitandrina izy, fandrao azon'
ny masirasira fanaovana mofo, fa
andrao azon' ny fampianaran' ny
Fariseo sy ny Sadoseo.

*Ny nanekeny Petera any Jesosy ho Kristy, Zanak' Andriamanitra, ary ny nilazany Jesosy voalohany ny amy ny hahafatesany sy ny hitsanganany amy ny maty.*

‖ Mar. viii. 27—ix. 1; Lio. ix. 18-27.

13 ARY rehefa tonga tany amy
ny fari-taniny Kaisaria-
filipo Jesosy, dia nanontany ny
mpianany Izy ka nanao hoe: Ataon'
ny olona ho iza moa ny[1] Zanak'
olona? 14 Dia hoy ireo: *Hoy* ny
sasany: Jaona Mpanao batisa; ary
*hoy* ny sasany: Elia; ary *hoy* ny
sasany: Jeremia, na anankiray amy
ny mpaminany. 15 Ary hoy Jesosy
taminy: Fa hianareo kosa manao
Ahy ho iza? 16 Ary namaly Si-
mona Petera ka nanao hoe: Hianao
no Kristy, Zanak' Andriamanitra
velona.

17 Dia namaly Jesosy ka nanao
taminy hoe: Sambatra hianao, ry
Simona Bar-jona; fa tsy nofo aman-
dra no naneho anao izany, fa ny
Raiko Izay any an-danitra. 18 Ary
Izaho milaza aminao koa: Hianao
no Petera,[2] ary ambonin' ity vato-
lampy ity no haoriko ny fiango-
nako;[3] ary ny vavahadin' ny fiai-
nan-tsi-hita[4] tsy haharesy azy. 19
Homeko anao ny fanalahidin' ny
fanjakan' ny lanitra; ka na inona
na inona fehezinao etỳ ambonin' ny
tany dia hofehezina any an-danitra;
ary na inona na inona vahanao etỳ
ambonin' ny tany dia hovahana any
an-danitra.

20 Ary tamin' izany dia nandrara
ny mpianatra Izy mba tsy hilaza
amin' olona akory fa Izy no Kristy.

21 Hatramin' izany no vao nato-
rony Jesosy ny mpianany fa tsy main-
tsy hankany Jerosalema Izy ka
hampijalin' ny loholona sy ny lohan'
ny mpisorona ary ny mpanora-da-
làna, dia hovonoina, ary hatsangana
amy ny andro fahatelo.

22 Ary Petera nanohina Azy hi-
tanila kely ka niteny mafy Azy
hoe: Sanatria aminao izany Tom-
poko! Tsy ho aminao tokoa izany!
23 Fa Izy nihodina ka niteny ta-
miny Petera hoe: Mankanesa ato ivo-
hoko, ry Satana; fahatafintohinana
amiko hianao, satria tsy misaina
izay an' Andriamanitra hianao, fa
izay any ny olona.

24 Dia hoy Jesosy tamy ny mpia-
nany: Raha misy olona ta-hanaraka
Ahy, aoka izy handa ny tenany sy
hitondra ny hazo fijaliany ka hana-
raka Ahy. 25 Fa na iza na iza no
ta-hamonjy ny ainy, dia hahavery
azy; ary na iza na iza no hahavery
ny ainy noho ny amiko, dia hahazo
izany. 26 Fa inona moa no soa ho
azon' ny olona, raha mahazo izao
tontolo izao, kanefa very ny ainy?[5]
Ary inona no homen' ny olona ho
takalon' ny ainy?[5] 27 Fa ho avy
ny Zanak' olona amy ny voninahitry
ny Rainy, mbamy ny anjeliny, dia
hamaly ny olona rehetra araka ny
nataony. 28 Lazaiko aminareo ma-
rina tokoa: Misy ny sasany eto
izay tsy mba hanandrana fahafate-
sana mandra-pahitany ny Zanak'
olona avy amy ny fanjakany.

*Ny niovany Jesosy tarehy tao antendrombohitra.*

‖ Mar. ix. 2-13; Lio. ix. 28-36.

XVII. ARY nony afaka hene-
mana, Jesosy dia naka

---

[1] *Na:* [Aho]. [2] Petera = Vato; *izahao Jao.* i. 42. [3] *Gr.* eklesia.
[4] *Gr.* Hadesy. [5] *Na:* ny fanahiny.

any Petera sy Jakoba ary Jaona
rahalahiny ka nitondra azy niakatra
ho any an-tendrombohitra avo mba
hitokana. 2 Dia niova tarehy teo
anatrehany Izy, ka ny tavany nami-
rapiratra tahaka ny masoandro, ary
ny fitafiany tonga fotsy tahaka ny
mazava. 3 Ary, indreo, niseho
tamy ny mpianatra Mosesy sy Elia,
niresaka taminy Jesosy.
4 Dia niteny Petera ka nanao
taminy Jesosy hoe: Tompoko, tsara
raha mitoetra eto isika; koa raha
sitrakao, aoka aho hanao lay telo
eto: ny anankiray ho Anao, ny
anankiray ho any Mosesy, ary ny
anankiray ho any Elia. 5 Raha
mbola niteny izy, indro, nisy rahona
mazava nanarona azy ireo; ary, in-
jao, nisy feo avy tao amy ny rahona
nanao hoe: Ity no Zanako malalako
Izay sitrako; Izy no henoy. 6 Ary
nony nandre izany ny mpianatra,
dia lavo niankohoka sady natahotra
indrindra. 7 Ary Jesosy nankeo
aminy, dia nanendry azy ka nanao
hoe; Mitsangàna, fa aza matahotra.
8 Ary nony niandrandra izy ireo,
dia tsy nahita olona, afa-tsy Jesosy
irery hiany.
9 Ary rehefa nidina avy tao an-
tendrombohitra izy, dia nandrara
azy Jesosy ka nanao hoe: Aza mi-
laza amin' olona ny fahitana, man-
dra-pitsangan' ny Zanak' olona amy
ny maty.
10 Ary ny mpianany nanontany
Azy ka nanao hoe: Nahoana ary
no ilazan' ny mpanora-dalàna fa
Elia tsy maintsy ho avy aloha? 11
Ary Jesosy namaly ka nanao hoe:
Elia dia avy hiany ka hampody ny
zavatra rehetra. 12 Nefa lazaiko
aminareo: Efa tonga sahady Elia;
nefa ny olona tsy nahafantatra azy,
fa nanao izay sitraky ny fony ta-
miny. Dia tahaka izany koa no
hampiaretany ny Zanak' olona. 13
Dia fantatry ny mpianatra fa Jaona
Mpanao batisa no nolazainy tami-
ny.

*Ny nahasitranany Jesosy ilay zaza-lahy nampahorin' ny demonia.*

|| Mar. ix. 14-29; Lio. ix. 37-43.

14 ARY rehefa tonga teo amy ny
vahoaka izy ireo, nisy lehi-
lahy anankiray nanatona any Jesosy,
dia nandohalika teo anatrehany ka
nanao hoe: 15 Tompoko, mamindrà
fo amy ny zanako-lahy, fa mararin'
ny androbe izy ka mahantra tokoa;
fa matetika izy no mianjera ao amy
ny afo, ary matetika ao amy ny
rano. 16 Ary nitondra azy tamy
ny mpianatrao aho, fa tsy nahay
nahasitrana azy izy. 17 Ary Je-
sosy namaly ka nanao hoe: Ry
taranaka tsy mino sady efa nivadika,
mandra-pahoviana no hitoerako ami-
nareo? mandra-pahoviana no hande-
ferako aminareo? Ento atỳ amiko
izy. 18 Ary niteny mafy azy Je-
sosy, dia nivoaka taminy ny demo-
nia, ka sitrana ilay zazalahy tamin'
izay ora izay.
19 Dia nankao aminy Jesosy
mangingina ny mpianatra ka nanao
hoe: Nahoana izahay no tsy naha-
voaka azy? 20 Ary hoy Jesosy
taminy: Noho ny fahakelezan' ny
finoanareo hiany; fa lazaiko aminareo
marina tokoa: Raha manana finoana
hoatra ny voan-tsinapy iray aza
hianareo ka hiteny amin' io ten-
drombohitra io hoe: Mifindrà erỳ,
dia hifindra izy; ary tsy hisy tsy
ho hainareo hatao.[1]

*Ny nilazany Jesosy fanindroany ny hahafatesany sy ny hitsanganany indray.*

|| Mar. ix. 30-32; Lio. ix. 43-45.

22 ARY raha nitoetra tany Galilia
izy, Jesosy dia nilaza tamy
ny mpianany hoe: Ny Zanak' olona
efa hatolotra ho eo an-tànan' ny olona
23 ka hovonoiny, nefa amy ny andro

---

[1] *Ampio hoe:* 21 [Kanefa iny karazana iny tsy mivoaka raha tsy *avoaka* amy ny fiva-vahana sy ny fifadian-kanina].

fahatelo dia hatsangana indray Izy.
Ary dia nalahelo indrindra ireo.

*Ny nampandoavany Jesosy any Petera ny antsasaky ny sekely.*

24 ARY nony tonga tao Kaper-
naomy izy, dia nankeo ami-
ny Petera ny mpandray ny antsa-
saky ny sekely [1] ka nanao hoe: Moa
ny mpampianatra anareo tsy mba
mandoa ny antsasaky ny sekely [1]
va? 25 Dia hoy Petera: Mandoa
hiany Izy.

Ary raha vao tafiditra tao an-
trano Petera, dia nosakanany Jesosy
teny izy ka nataony hoe: Ahoana
no hevitrao, ry Simona? Avy amin'
iza moa no andraisan' ny mpanjaka
etỳ an-tany fadintseranana sy vola
hetra? Avy amy ny zanany va, sa
avy amy ny olon-kafa? 26 Ary
nony hoy Petera taminy: Avy amy
ny olon-kafa, dia hoy kosa Jesosy:
Dia afaka ary ny zanaka. 27 Nefa
andrao isika manafintohina azy, dia
mankanesa ao amy ny ranomasina
hianao, ka manjonoa; ary raiso izay
hazandrano azo voalohany, ka rehefa
sokafanao ny vavany, dia hahita
vola sekely [2] eo hianao; dia raiso
izany, ka omeo azy ho avy amiko
sy hianao.

*Ny nampianarany Jesosy ny mpianany hanetry tena sy hamela ny heloky ny namany, sy ny fanoharana ny amy ny mpitrosa tsy nanan-kaloa.*

|| Mar. ix. 33-50; Lio. ix. 46-50; xv. 3-7.

XVIII. TAMIN' izany ora izany
dia nankeo aminy Je-
sosy ny mpianatra ka nanao hoe:
Iza moa no lehibe indrindra ao amy
ny fanjakan' ny lanitra? 2 Ary
Jesosy niantso zazakely anankiray
hankeo aminy, dia nametraka azy
teo afovoany 3 ka nanao hoe: La-
zaiko aminareo marina tokoa: Raha
tsy miova [3] hianareo ka ho tonga
tahaka ny zazakely, dia tsy hiditra
amy ny fanjakan' ny lanitra mihi-
tsy hianareo. 4 Koa na zovy na
zovy no hanetry tena tahaka ity
zazakely ity, dia izy no ho lehibe
indrindra amy ny fanjakan' ny lani-
tra. 5 Ary na zovy na zovy no
handray zazakely anankiray aza
takaka itony noho ny anarako, dia
mandray Ahy. 6 Fa na zovy na
zovy no hanafintohina na dia iray
aza amin' ireny madinika mino Ahy
ireny, dia tsara lavitra ho azy raha
anantonana vato lehibe [4] fikosoham-
bary ny vozony, ka alentika any
amy ny ranomasina lalina izy.

7 Lozan' izao tontolo izao noho
ny fahatafintohinana! fa tsy main-
tsy ho avy ny fahatafintohinana,
nefa lozan' izay olona mahatonga
ny fahatafintohinana. 8 Koa raha
ny tànanao na ny tongotrao no ma-
nafintohina anao, tapaho izy ka ario
ho afaka aminao; fa tsara ho anao
ny hiditra kilemaina na mandringa
any amy ny fiainana noho ny mana-
na tànana roa sy tongotra roa, nefa
hariana any amy ny afo maharitra
mandrakizay. 9 Ary raha ny maso-
nao no manafintohina anao, esory
hiala izy, ka ario ho afaka aminao;
fa tsara ho anao ny hiditra toka-
maso amy ny fiainana noho ny mana-
na maso roa, nefa hariana any amy
ny helo mirehitra afo.

10 Mitandrema, fandrao manao
tsinontsinona na dia ny iray aza
amin' ireny madinika ireny hiana-
reo; fa lazaiko aminareo: Ny anje-
liny any an-danitra mahita mandra-
kariva ny tavan' ny Raiko Izay any
an-danitra.[5] 12 Ahoana no hevi-
trareo? Raha misy olona manana
ondry zato, ka mania ny anankiray,
moa tsy hamela ny sivy amby sivi-
folo eny an-tendrombohitra va izy
ka handeha hitady ilay nania? 13
Ary raha tàhiny hitany izy, dia
lazaiko aminareo marina tokoa fa

[1] *Gr.* didrakma. [2] *Gr.* statera. [3] *Gr.* mitodika. [4] *Na:* ahodim-boriky.
[5] *Ampio hoe:* 11 [Fa tonga ny Zanak' olona hamonjy ny very].

mahafaly azy iny noho ny sivy amby
sivi-folo izay tsy nania. 14 Ary
tahaka izany, dia tsy sitraky ny
Rainareo Izay any an-danitra, raha
ho very na dia iray aza amin' ireny
madinika ireny.

15 Ary raha manota aminao ny
rahalahinao, dia mankanesa any
aminy, ka rehefa mitokana hianareo
roa lahy, dia asehoy azy ny fahadi-
soany. Raha mihaino anao izy, dia
efa azonao ny rahalahinao; 16 fa
raha tsy mihaino anao kosa izy, dia
ento miaraka aminao ny olona iray
na roa, mba ho voaorina mafy avo-
koa ny teny rehetra amy ny tenin'
ny vavolombelona roa na telo (Deo.
xix. 15). 17 Ary raha tsy mety
mihaino ireo izy, dia ambarao amy
ny fiangonana;[1] ary raha tsy mety
mihaino ny fiangonana[1] koa izy, dia
aoka hataonao ho tahaka ny jenti-
lisa sy ny farantsa[2] izy.

18 Lazaiko aminareo marina to-
koa: Na inona na inona fehezinareo
etỳ ambonin' ny tany dia hofehezina
any an-danitra; ary na inona na
inona vahanareo etỳ ambonin' ny
tany dia hovahana any an-danitra.

19 Ary lazaiko aminareo koa:
Raha misy roa aminareo mifanaiky
etỳ ambonin' ny tany na amin' inona
na amin' inona ka hangataka izany,
dia ho azony avy amy ny Raiko Izay
any an-danitra izany. 20 Fa na
aiza na aiza no iangonan' ny roa
na telo amy ny anarako, dia ao afo-
voany Aho.

21 Dia nanatona Petera ka nanao
taminy hoe: Tompoko, impiry moa
no hanotan' ny rahalahiko amiko,
ka havelako izy? Hatramy ny im-
pito va?

22 Fa hoy Jesosy taminy: Tsy
lazaiko aminao hoe: Hatramy ny
impito, fa hatramy ny impito amby
fito-polo.[3] 23 Koa amin' izany ny
fanjakan' ny lanitra dia tahaka
ny mpanjaka anankiray, izay te-
hidinika amy ny mpanompony ny
amy ny volany. 24 Ary raha vao
nidinika izy, dia nisy anankiray
nentina teo aminy, izay nitrosa ta-
lenta[4] iray alina. 25 Ary satria
tsy nanan-kaloa izy, dia nasain' ny
tompony hamidy izy sy ny vadiny
aman-janany mbamy ny fananany
rehetra handoavana ny trosa. 26
Dia niankohoka teo anatrehany ilay
mpanompo ka nanao hoe: Tompoko,
omeo andro aho, fa haloako ny anao
rehetra. 27 Ary ny tompon' izany
mpanompo izany dia onena azy ka
nandefa azy sady namoy ny trosa
taminy.

28 Nefa nony nivoaka izany mpa-
nompo izany, dia nahita mpanompo
namany anankiray, izay nitrosa de-
naria[5] zato taminy; dia nosambo-
riny izy ka notraohiny sady nataony
hoe: Aloavy izay trosako aminao.
29 Fa niankohoka ilay mpanompo
namany ka nifona taminy nanao
hoe: Omeo andro aho, fa haloako ny
anao. 30 Nefa tsy nety izy, fa lasa
nampanao azy tao an-trano-maizina
mandra-pandoany ny trosa. 31 Ary
nony hitan' ireo mpanompo namany
izay efa natao, dia nalahelo indrin-
dra izy ka nandeha nanambara tsara
tamy ny tompony izany rehetra na-
tao izany. 32 Dia nampanalain'
ny tompony ralehilahy ka notene-
niny hoe: Ry mpanompo ratsy fa-
nahy, efa nafoiko ilay trosa rehetra
taminao, satria nifona tamiko hia-
nao; 33 moa tsy tokony mba ho
namindra fo tamy ny mpanompo
namanao koa va hianao tahaka ny
namindrako fo taminao? 34 Dia
tezitra ny tompony ka nanolotra
azy ho amy ny mpampijaly mandra-
pandoany ny trosa rehetra. 35 Ary
tahaka izany koa no hataon' ny
Raiko Izay any an-danitra amina-
reo, raha tsy samy mamela ny raha-

---

[1] *Gr.* eklesia. [2] *Izahao* v. 46.
[3] *Na:* fito-polo impito. [4] *Anaram-bola; ny talenta volafotsy dia sekely telo arivo.*
[5] *Anaram-bola tokony ho venty no heviny.*

lahinareo amy ny fonareo avy hianareo.

*Ny nankanesany Jesosy teny andafiny Jordana, sy ny namaliany ny fanontanian' ny Fariseo ny amy ny fisaoram-bady.*

‖ Mar. x. 1-12.

XIX. ARY rehefa vitany Jesosy izany teny izany, dia niala tany Galilia Izy ka nihazo ny làlana teny an-dafiny Jordana, dia tonga tany amy ny sisiny Jodia. 2
Ary nisy vahoaka betsaka nanaraka Azy, dia nahasitrana azy teo Izy.
3 Ary nisy Fariseo nanatona Azy,[1]
dia naka fanahy Azy hoe: Mahazo misaotra ny vadiny va *ny lehilahy* noho izay rehetra entiny iampangany azy na inona na inona?
4 Ary Izy namaly ka nanao hoe: Tsy mbola novakinareo va ny teny, fa Izay nahary azy tamy ny voalohany dia nahary azy ho lahy sy vavy (Gen. i. 27), ka dia nanao hoe: 5
"Ary noho izany ny lehilahy dia handao ny rainy sy ny reniny ka hikambana amy ny vadiny; ary dia ho nofo iray hiany izy roroa" (Gen. ii. 24)? 6 ka dia tsy roa intsony izy, fa nofo iray hiany. Koa amin' izany, izay nampiraisin' Andriamanitra dia aoka tsy hampisarahin' olona.
7 Hoy ireo taminy: Nahoana ary Mosesy no nandidy hanome taratasy fisaoram-bady sy hisaotra azy (Deo. xxiv. 1)? 8 Ary hoy Jesosy taminy:
Ny hamafin' ny fonareo no namelany Mosesy anareo hisao-bady; fa tamy ny voalohany dia tsy mba toy izany. 9 Fa lazaiko aminareo: Na zovy na zovy no misaotra ny vadiny, afa-tsy noho ny fijangajangana hiany, ka mampakatra ny hafa, dia mijangajanga; ary izay mampakatra ny voasaotra dia mijangajanga koa.
10 Dia hoy ny mpianatra taminy: Raha izany no toetry ny lehilahy amy ny vadiny, dia aleo tsy manambady. 11 Fa hoy Izy taminy: Tsy ny olona rehetra no mahay mandray izany teny izany, fa izay nomena hiany; 12 fa misy ionoka izay teraka ionoka hatrany an-kibon-dreniny; ary misy ionoka, izay nataon' ny olona ionoka; ary misy ionoka, izay nanao ny tenany ionoka noho ny fanjakan' ny lanitra. Aoka handray izany izay mahay mandray.

*Ny nitondrana zazakely ho eo aminy Jesosy.*

‖ Mar. x. 13-16; Lio. xviii. 15-17.

13 ARY tamin' izany dia nisy zazakely nentina teo aminy Jesosy mba hametrahany ny tànany sy hivavahany ho azy; fa ny mpianany niteny mafy ireny. 14 Nefa
Jesosy kosa nanao hoe: Avelao ny zaza, ary aza rarana tsy hanatona Ahy; fa any ny toa azy ny fanjakan' ny lanitra. 15 Ary nony nametraka ny tànany taminy Izy, dia niala teo.

*Ny namaliany Jesosy ny fanontanian' ny mpanan-karena anankiray sy ny resaka nataony tamy ny mpianany, rehefa lasa ralehilahy.*

‖ Mar. x. 17-31; Lio. xviii. 18-30.

16 ARY, indro, nisy anankiray nanatona Azy ka nanao hoe: Mpampianatra ô,[2] inona no tsara hataoko hahazoako fiainana mandrakizay?
17 Fa hoy Jesosy taminy: Nahoana Aho no anontanianao ny amin' izay tsara? Iray no tsara;[3] fa raha te-hiditra any amy ny fiainana hianao, tandremo ny didy. 18 Hoy
ralehilahy taminy: Inona avy moa? Dia hoy Jesosy: Ny hoe: Aza ma-

[1] *Na:* [Ary nanatona Azy ny Fariseo]. [2] *Na:* [Mpampianatra tsara ô].
[3] *Na:* [Nahoana Aho no ataonao tsara? Tsy misy tsara afa-tsy iray hiany, dia Andriamanitra].

mono olona, Aza mijangajanga, Aza
mangalatra, Aza mety ho vavolom-
belona mandainga, 19 Manajà ny
rainao sy ny reninao (Eks. xx.
12-16), ary: Tiava ny namanao ta-
haka ny tenanao (Lev. xix. 18).
20 Hoy ilay zatovo taminy:
Izany rehetra izany efa voatandriko
avokoa; fa inona no tsy mbola ma-
hatanteraka ahy? 21 Dia hoy Je-
sosy taminy: Raha tia ho tanteraka
hianao, mandehana, amidio ny fana-
nanao, ka omeo ny malahelo, dia
hanana rakitra any an-danitra hia-
nao; ary avia hanaraka Ahy. 22
Fa nony nandre izany teny izany
ilay zatovo, dia niala tamin' alahelo
izy, satria nanana fananana be.
23 Dia hoy Jesosy tamy ny mpia-
nany: Lazaiko aminareo marina to-
koa fa sarotra ny hidiran' ny ma-
nan-karena amy ny fanjakan' ny
lanitra. 24 Ary hoy Izaho ami-
nareo indray: Ho moramora kokoa
ny hidiran' ny rameva amy ny vodi-
fanjaitra noho ny hidiran' ny ma-
nan-karena amy ny fanjakan' An-
driamanitra.
25 Ary nony nandre izany ny
mpianatra, dia talanjona indrindra
ka nanao hoe: Iza indray no azo
hovonjena? 26 Ary Jesosy nijery
azy ka nanao taminy hoe: Tsy hain'
ny olona izany, fa hain' Andria-
manitra ny zavatra rehetra.
27 Dia namaly Petera ka nanao
taminy hoe: Indro, izahay efa naha-
foy ny zavatra rehetra ka nanaraka
Anao; koa inona ary no ho azonay?
28 Fa hoy Jesosy taminy: Lazaiko
aminareo marina tokoa fa rehefa
mby amy ny fanavaozana,[1] ka hipe-
traka amy ny seza fiandrianan' ny
voninahiny ny Zanak' olona, hia-
nareo koa, izay nanaraka Ahy, dia
hipetraka amy ny seza fiandrianana
roa amby ny folo ka hitsara ny
fireneny Isiraely roa amby ny folo.
29 Ary izay rehetra efa nahafoy
trano, na rahalahy, na anabavy, na
ray, na reny,[2] na zanaka, na tany,
noho ny anarako, dia handray zato
heny ka handova fiainana mandra-
kizay.
30 Nefa maro izay voalohany no
ho farany, ary izay farany no ho
XX. voalohany. Fa ny fanjakan'
ny lanitra dia tahaka ny lehi-
lahy tompon-trano, izay nivoaka
maraina koa hanakarama mpiasa ho
any an-tanimboalobony. 2 Ary re-
hefa nifanekeny tamy ny mpiasa fa
ho denaria isan-andro ny karamany,
dia nasainy nankany amy ny tanim-
boalobony ireny. 3 Ary nivoaka
tamy ny ora fahatelo izy, dia na-
hita ny sasany nitoetra foana tany
an-tsena, 4 ka hoy izy taminy:
Mandehana koa hianareo hankany
amy ny tanimboaloboka, fa izay an-
keviny marina dia homeko anareo.
Ka dia lasa ireny. 5 Ary nivoaka
tamy ny ora fahenina sy fahasivy
indray izy ka nanao toy izany koa.
6 Ary rehefa tokony ho tamy ny
ora fahiraika amby ny folo dia nivo-
aka izy ka nahita ny sasany mitoe-
tra eo, dia hoy izy taminy: Nahoana
hianareo no mitoetra foana eto man-
dritra ny andro? 7 Hoy izy ta-
miny: Satria tsy nisy olona nana-
karama anay. Dia hoy ralehilahy
taminy: Mandehana koa hianareo
mankany amy ny tanimboaloboka.
8 Ary rehefa hariva ny andro,
dia hoy ny tompon' ny tanimboalo-
boka tamy ny mpitandrina ny raha-
rahany: Antsoy ny mpiasa, ka alo-
avy ny karamany: atombohy amin'
ireo taoriana ka vao hatramin' ireo
voalohany. 9 Ary rehefa tonga
ireo nokaramaina tamy ny ora fahi-
raika amby ny folo, dia nahazo de-
naria misesy avy izy. 10 Fa rehefa
tonga ireo voalohany, dia nanantena
hahazo mihoatra izy; kanjo samy
denaria misesy avy hiany no azony.
11 Ary rehefa nahazo izany izy, dia
nimonomonona tamy ny tompon-
trano ka nanao hoe: 12 Ireo olona

[1] *Gr.* fiteraham-baovao.

[2] *Ampio hoe:* [na vady].

farany ireo dia niasa ora iray monja,
kanefa nataonao mitovy aminay,
izay niaritra ny fahatrotrahana sy
ny hainandro. 13 Fa izy namaly
ka nanao tamy ny anankiray amin'
ireny hoe: Ry sakaiza, tsy mba
manao izay tsy marina aminao aho;
tsy efa denaria va no nifanekenao
tamiko? 14 Raiso ny anao, ka
mandehana; fa ilay farany dia tiako
homena toraka ny anao koa. 15
Tsy mahazo manao izay tiako amy
ny ahy va aho? Ratsy va ny ma-
sonao, satria tsara aho?

16 Dia toy izany, ny farany ho
voalohany, ary ny voalohany ho
farany.

*Ny nilazany Jesosy fanintelony ny hiaretany.*

|| Mar. x. 32-34; Lio. xviii. 31-34.

17 ARY Jesosy, nony niakatra
ho any Jerosalema, dia naka
mangingina ny mpianatra roa amby
no folo lahy ka niteny taminy teny
an-dàlana hoe: 18 Indro, miakatra
ho any Jerosalema isika; ary ny
Zanak' olona hatolotra ho amin' ireo
lohan' ny mpisorona sy ny mpanora-
dalàna, dia hohelohiny ho faty Izy
19 ka hatolony amy ny jentilisa
mba hataony ho fihomehezana sy
hokapohiny sy hohomboany amy ny
hazo fijaliana; ary amy ny andro
fahatelo dia hatsangana indray Izy.

*Ny fangatahana nataon' ny renin' ny zanaky Zebedio, sy ny navaliny Jesosy azy.*

|| Mar. x. 35-45.

20 ARY tamin' izany dia nana-
tona any Jesosy ny renin'
ny zanaky Zebedio mbamy ny za-
nani-lahy, dia niankohoka ka nan-
gataka zavatra taminy. 21 Ary
hoy Izy taminy: Inona no irinao?
Dia hoy ravehivavy taminy: Man-
didia mba hipetrahan' ireto zanako
roa lahy ireto, ny anankiray ho eo
amy ny ankavananao, ary ny anan-
kiray ho eo amy ny ankavianao, ao
amy ny fanjakanao.

22 Fa Jesosy namaly ka nanao
hoe: Tsy fantatrareo izay angata-
hinareo; hainareo va ny hisotro
amy ny kapoaka izay efa hisotroako?
Hoy izy roa lahy taminy: Hainay
hiany. 23 Hoy kosa Izy taminy:
Hisotro amy ny kapoakako tokoa
hianareo; fa ny hipetraka eo an-
tànako ankavanana sy eo an-tànako
ankavia, dia tsy Ahy ny hanome
izany; fa izay nanamboaran' ny
Raiko izany *no homena.*

24 Ary nony nandre izany izy
folo lahy, dia tezitra noho ny nataon'
izy mirahalahy. 25 Fa Jesosy
niantso azy hankeo aminy ka nanao
hoe: Fantatrareo fa ny andrianan'
ny jentilisa mampanompo azy tokoa,
ary ny lehibeny manapaka azy fa-
tratra. 26 Fa tsy mba ho toy izany
aminareo; fa izay te-ho lehibe ami-
nareo dia ho mpanompo anareo; 27
ary izay te-ho ambony indrindra
aminareo dia ho mpanomponareo.
28 Fa tahaka izany, ny Zanak'
olona tsy tonga mba hotompoina, fa
mba hanompo ka hanolotra ny ainy
ho avotra hisolo ny maro.

*Ny nampahiratany Jesosy ny jamba roa lahy tao akaikiny Jeriko.*

|| Mar. x. 46-52; Lio. xviii. 35-43.

29 ARY raha niala tao Jeriko
izy, dia nisy vahoaka be-
tsaka nanaraka any Jesosy. 30
Ary, indreo, nisy jamba roa lahy
nipetraka teo amoron-dàlana, ary
nony reny fa Jesosy no mandalo,
dia niantso izy ka nanao hoe: Ma-
mindrà fo aminay, ry Tompo, Za-
naky Davida ô! 31 Ary ny vahoa-
ka niteny mafy azy mba hangina;
fa vao mainka niantsoantso izy ka
nanao hoe: Mamindrà fo aminay,
ry Tompo, Zanaky Davida ô!

32 Ary Jesosy nijanona, dia ni-
antso azy ka nanao hoe: Inona no
tianareo hataoko aminareo? 33
Hoy izy taminy: Tompoko ô, ny
mba hampahiratina ny masonay.
34 Ary Jesosy dia onena azy ka
nanendry ny masony; ary nahiratra

niaraka tamin' izay izy, dia nana-
raka any Jesosy.

*Ny niakarany Jesosy tany Jerosalema.*

‖ Mar. xi. 1-11 ; Lio. xix. 29-44 ; Jao. xii. 12-19.

XXI. ARY raha nanakaiky any
Jerosalema izy ka tonga
tao Betifaga any an-tendrombohitra
Oliva, dia naniraka mpianatra roa
lahy Jesosy ka nanao taminy hoe:
2 Mankanesa amin' iroa vohitra
tandrifinareo iroa, ary miaraka amin'
izay dia hahita boriky mifatotra sy
ny zanany eo aminy hianareo; va-
hao izy, dia ento etỳ amiko. 3 Ary
raha misy miteny anareo, dia lazao
hoe: Misy raharaha analan' ny
Tompo azy; ary dia havelany ho
entina miaraka amin' izay izy.
4 Izany dia tonga mba hahatan-
teraka izay nampilazaina ny mpa-
minany hoe:
5 "Lazao aminy Ziona zanaka-
vavy:
Indro, ny Mpanjakanao avy
ho anao,
Malemy fanahy sady mitain-
gina boriky,
Dia zanaky ny boriky miasa"[1]
(Zek. ix. 9).
6 Ary dia nandeha ny mpianatra
ka nanao araka izay nandidiany
Jesosy azy, 7 dia nentiny ny boriky
sy ny zanany ary nataony teo am-
boniny ny lambany, ary Jesosy dia
nitaingina azy. 8 Ary ny anka-
biazan' ny vahoaka dia namelatra
ny lambany teny an-dàlana; ary ny
sasany nanapaka rantsan-kazo, dia
nahahany teny an-dàlana koa izany.
9 Ary ny vahoaka izay nialoha Azy
sy izay nanaraka dia niantso hoe:
Hosana[2] ho any ny Zanaky
Davida!
Isaorana anie Izay avy amy
ny anarany Jehovah!
Hosana[2] any amy ny avo in-
drindra (Sal. cxviii. 26).
10 Ary nony efa tafiditra tany
Jerosalema Izy, dia nihorakoraka
ny tanàna rehetra ka nanao hoe:
Iza moa izao? 11 Ary ny vahoaka
nilaza hoe: Izao no Jesosy mpami-
nany, izay avy any Nazareta any
Galilia.

*Ny nandroahany Jesosy ny mpivarotra sy ny nanesorany ny varony hiala teo an-kianjan' ny tempoly.*

‖ Mar. xi. 15-19 ; Lio. xix. 45-48.

12 ARY Jesosy niditra teo an-
kianjan' ny tempolin' An-
driamanitra, dia nandroaka izay re-
hetra nivarotra sy nividy teo an-
kianjan' ny tempoly ka nanjera ny
latabatry ny mpanakalo vola sy ny
fipetrahan' ny mpivarotra ny voro-
mailala; 13 dia hoy Izy taminy:
Efa voasoratra hoe: "Ny tranoko
hatao hoe trano fivavahana" (Isa.
lvi. 7); fa hianareo kosa manao azy
ho "zohy fieren' ny jiolahy" (Jer.
vii. 11).
14 Ary nisy jamba sy mandringa
nanatona Azy teo an-kianjan' ny
tempoly, dia nahasitrana azy Izy.
15 Fa nony hitan' ny lohan' ny
mpisorona sy ny mpanora-dalàna ny
zavatra mahagaga izay nataony sy
ny ankizy madinika miantso eo an-
kianjan' ny tempoly ka manao hoe:
Hosana ho any ny Zanaky Davida!
—dia tezitra izy 16 ka nanao ta-
miny hoe: Renao va izay lazain'
ireo? Dia hoy Jesosy taminy: Eny;
tsy mbola novakinareo va ny teny
manao hoe: "Avy amy ny vavan'
ny ankizy madinika sy ny zaza mi-
nono no nanamboaranao fiderana"
(Sal. viii. 3)?
17 Dia nandao azy Izy ka niala
tao an-tanàna hankany Betania; ary
dia nitoetra tao mandritra ny alina
Izy.

---

[1] *Gr.* mitondra zioga.

[2] Hosana = vonjeo re!

*Ny nanozonany Jesosy ny aviavy izay tsy namoa.*

|| Mar. xi. 12-14; 20-26.

18 ARY nony niverina maraina
hankany an-tanàna Izy, dia
noana. 19 Ary nahita hazo aviavy[1]
anankiray teo amoron-dàlana Izy, dia nankeo aminy, kanjo tsy nahita na inona na inona teo aminy, afa-tsy ravina hiany; dia hoy Izy taminy: Aza misy voa avy aminao intsony mandrakizay. Dia maina vetivety foana ilay hazo aviavy.
20 Ary
nony hitan' ny mpianatra izany, dia gaga izy ka nanao hoe: Nanao ahoana re no dia nahamaina vetivety io aviavy io?
21 Ary Jesosy namaly ka nanao taminy hoe: Lazaiko aminareo marina tokoa: Raha manam-pinoana hianareo ka tsy miahanahana, dia tsy izao natao tamy ny aviavy izao hiany no ho vitanareo, fa raha hiteny amin' ity tendrombohitra ity aza hianareo ka hanao hoe: Mifindrà hianao, ka mianjerà any an-dranomasina, dia ho tonga izany.
22
Ary na inona na inona no angatahinareo amy ny fivavahana atao amy ny finoana dia ho azonareo.

*Ny nanontanian' ny lohan' ny mpisorona sy ny loholona any Jesosy ny amy ny fahefany, ary ny fanoharana navaliny Jesosy azy.*

|| Mar. xi. 27—xii. 12; Lio. xx. 1-19.

23 ARY rehefa tafiditra teo ankianjan' ny tempoly Jesosy ka nampianatra, dia nanatona Azy ny lohan' ny mpisorona sy ny loholona ka nanao hoe: Fahefana manao ahoana no anaovanao izao? Ary iza no nanome Anao izao fahefana izao?
24 Ary Jesosy namaly ka nanao taminy hoe: Izaho kosa hanontany anareo zavatra iray loha, ary raha hovalianareo izany, Izaho kosa dia hilaza aminareo izay fahefana anaovako izany:
25 Ny batisany Jaona, avy taiza moa izany? Avy tany an-danitra va, sa avy tamy ny olona?

Ary izy ireo niara-nisaina[2] ka nanao hoe: Raha holazaintsika hoe mantsy: Avy tany an-danitra, dia hovaliany hoe isika: Ka nahoana no tsy nino azy hianareo?
26 Ary
raha holazaintsika hoe kosa: Avy tamy ny olona, dia matahotra ny vahoaka isika, satria ataon' izy rehetra ho mpaminany Jaona.
27
Dia namaly any Jesosy izy ka nanao hoe: Tsy fantatray.

Dia hoy Jesosy taminy: Izaho kosa tsy hilaza aminareo izay fahefana anaovako izany.
28 Fa ahoana
kosa no hevitrareo? Nisy lehilahy nanana zanaka roa lahy; dia nankeo amy ny lahimatoa izy ka nanao hoe: Anaka, andeha miasa any amy ny tanimboaloboka anio.
29 Fa
namaly izy ka nanao hoe: Tsy handeha aho; nefa nony afaka izany, dia nanenina izy ka nandeha hiany.
30 Dia nankeo amy ny faralahy izy ka niteny toy izany koa. Ary izy namaly ka nanao hoe: Handeha aho, tompoko; kanjo tsy nandeha izy.
31 Ka iza moa amin' izy mirahalahy no nanao ny sitrapon' ny rainy? Hoy izy: Ny lahimatoa.

Dia hoy Jesosy taminy: Lazaiko aminareo marina tokoa fa ny farantsa[3] sy ny vehivavy janga efa mialoha anareo ho amy ny fanjakan' Andriamanitra.
32 Fa Jaona nankany aminareo tamy ny làlan' ny fahamarinana, nefa tsy nino azy hianareo; fa ny farantsa[3] sy ny vehivavy janga no nino azy; fa hianareo kosa, na dia efa nahita izany aza, dia mbola tsy nanenina mba hinoanareo azy.

33 Mihainoa fanoharana hafa koa: Nisy lehilahy tompon-trano nanao tanimboaloboka, dia namefy azy manodidina, dia nihady famiazana teo anatiny, dia nanao tilikambo,

[1] aviavimbazaha. [2] *Na:* nieritreritra. [3] *Izahao* v. 46.

ary dia nahofany tamin' olona
mpiasa tany izany, ka nandeha ho
any amy ny tany hafa izy. 34 Ary
rehefa mby akaiky ny taom-pahavo-
karana, dia naniraka ny mpanom-
pony izy hankany amy ny mpiasa
tany handray ny vokatra. 35 Fa
ny mpiasa tany nisambotra ny mpa-
nompony, ka ny anankiray nokapo-
hiny, ary ny anankiray novonoiny,
ary ny anankiray notorahany vato.
36 Dia naniraka mpanompo hafa
koa indray izy, maro noho ny teo;
fa nataony toy izany koa ireny. 37
Ary nony farany dia naniraka ny
zanany hankany aminy izy ka na-
nao hoe: Hanaja ny zanako izy.
38 Kanjo ny mpiasa tany, nony
nahita ny zanaka, dia niresaka hoe:
Ity no mpandova; andeha hovonoin-
tsika izy, dia ho lasantsika ny lo-
vany. 39 Ary nisambotra azy izy
ka namoaka azy teo ivelan' ny
tanimboaloboka, dia namono azy.
40 Koa raha tonga ny tompon' ny
tanimboaloboka, hataony ahoana
moa izany mpiasa tany izany?

41 Hoy izy taminy: Hataony
loza tokoa ny handringanany izany
olon-doza izany, ary ny tanimboalo-
boka dia hahofany amy ny mpiasa
tany sasany, izay hanome azy ny
vokatra amin' izay fotoany avy.

42 Hoy Jesosy taminy: Tsy mbo-
la novakinareo va ny teny ao amy
ny Soratra *Masina* hoe:

"Ny vato izay nolavin' ny
mpanao trano,
Dia izy no efa natao fehizoro;
Avy taminy Jehovah izao
Ka mahagaga eo imasontsika"
(Sal. cxviii. 22, 23)?

43 Ary noho izany dia lazaiko
aminareo hoe: Hesorina aminareo
ny fanjakan' Andriamanitra ka ho-
mena izay firenena mahavokatra ny
voany. 44 Ary izay potraka amin'
ity vato ity dia ho torotoro, fa na
zovy na zovy no fianjerany, dia ho
mongomongo.[1]

45 Ary rehefa ren' ny lohan' ny
mpisorona sy ny Fariseo ny fano-
harana nataony Jesosy, dia fantany
fa ny tenany no nolazainy amin'
izany. 46 Dia nitady hisambotra
Azy izy, saingy natahotra ny va-
hoaka, satria nataon' ny vahoaka ho
mpaminany Jesosy.

XXII. ARY Jesosy namaly, dia
nilaza fanoharana ta-
miny indray ka nanao hoe: 2 Ny
fanjakan' ny lanitra dia tahaka ny
mpanjaka, izay nanao fanasana fam-
pakaram-bady ho any ny zanani-
lahy. 3 Ary izy naniraka ny mpa-
nompony hiantso izay efa nasaina
mba hankao amy ny fampakaram-
bady; fa tsy nety ho avy ireo. 4
Dia naniraka mpanompo hafa koa
indray izy ka nanao hoe: Lazao
amin' izay efa nasaina hoe: Indro,
efa voavoatra ny nahandroko: efa
voavono ny ombiko sy ny nafahiko,
ka efa voavoatra avokoa ny zavatra
rehetra; koa mankanesa atỳ amy
ny fampakaram-bady hianareo. 5
Nefa tsy nahoany akory izany, fa
samy lasa nandeha izy, ny anan-
kiray ho any amy ny sahany, ary
ny anankiray ho any amy ny varony.
6 Ary ny sisa nisambotra ny mpa-
nompony, dia nisetrasetra taminy
ka namono azy. 7 Ary dia tezitra
ilay mpanjaka ka naniraka ny mia-
ramilany, dia nandringana izany
mpamono olona izany sady nandoro
ny tanànany.

8 Dia hoy izy tamy ny mpanom-
pony: Efa voavoatra ny fampaka-
ram-bady, fa izay efa nasaina no
tsy miendrika. 9 Koa mankanesa
hianareo any amy ny sampanan-
dàlana, ary izay hitanareo, dia asao
ho ao amy ny fampakaram-bady.
10 Dia nivoaka ho any amy ny
làlana ireny mpanompo ireny ka
namory izay rehetra hitany, na ny
ratsy, na ny tsara; ary dia feno
mpihinana ny fampakaram-bady.

11 Ary nony efa niditra ny mpan-

[1] *Gr.* haely toy ny vovoka.

jaka hizaha ny mpihinana, dia na-
hita lehilahy anankiray izay tsy
niakanjo ny akanjo fitondra amy ny
fampakaram-bady. 12 Dia hoy izy
taminy: Ry sakaiza, ahoana no
idiranao eto, nefa hianao tsy 'mia-
kanjo ny akanjo fitondra amy ny
fampakaram-bady? Dia sina izy.
13 Ary dia hoy ny mpanjaka tamy
ny mpanompony: Afatory ny ton-
gony aman-tànany, dia ario any amy
ny maizina any ivelany izy; any no
hisy ny fitomaniana sy ny fikitroha-
nify. 14 Fa maro no antsoina, nefa
vitsy no fidina.

*Ny nanontaniana any Jesosy ny amy ny mandoa vola hetra ho any Kaisara.*

|| Mar. xii. 13-17; Lio. xx. 20-26.

15 ARY tamin' izay dia lasa ny
Fariseo ka niara-nisaina
mba hamandrika Azy amy ny te-
niny. 16 Dia naniraka ny mpia-
nany mbamy ny Herodiana hankeo
aminy izy ka nanao hoe: Mpampia-
natra ô, fantatray fa marina Hianao
ka mampianatra marina ny làlan'
Andriamanitra ary tsy manahy olo-
na, satria tsy mba mizaha tavan'
olona. 17 Koa lazao aminay ary
izay hevitrao: Moa mety va ny
mandoa vola hetra ho any Kaisara,
sa tsia?

18 Fa Jesosy nahalala ny fahara-
tsiany, dia nanao hoe: Nahoana no
maka fanahy Ahy hianareo, ry mpi-
hatsaravelatsihy? 19 Asehoy Ahy
ny farantsakely fandoa amy ny he-
tra. Dia nitondrany denaria Izy.
20 Ary hoy Jesosy taminy: An'
iza ity sary sy soratra ity? 21 Hoy
izy taminy: Any Kaisara. Dia hoy
Jesosy taminy: Aloavy ho any
Kaisara ary izay any Kaisara, ary
ho an' Andriamanitra izay an' An-
driamanitra.

22 Ary nony nahare izy, dia
gaga, ary dia nandao Azy ka lasa
nandeha.

*Ny nanontanian' ny Sadoseo any Jesosy ny amy ny hitsanganan' ny maty.*

|| Mar. xii. 18-27; Lio. xx. 27-40.

23 TAMIN' izany andro izany dia
nankeo aminy Jesosy ny
Sadoseo sasany, izay milaza fa tsy
misy fitsanganan' ny maty, ka na-
nontany Azy hoe: 24 Mpampiana-
tra ô, Mosesy nilaza hoe: Raha
misy maty momba, aoka ny rahala-
hiny hampakatra ny vadiny ka hite-
raka hamelo-maso ny rahalahiny
(Deo. xxv. 5). 25 Koa nisy fito
mirahalahy tetỳ aminay; ary ny
zokiny nampaka-bady, dia maty, ary
satria tsy nanan-janaka izy, dia
navelany ho any ny rahalahiny ny
vadiny; 26 ary toy izany koa ny
faharoa sy ny fahatelo, hatramy ny
fahafito. 27 Koa faran' izy rehetra
dia maty koa ravehivavy. 28 Ary
amy ny fitsanganan' ny maty, ho
vadin' iza amin' izy fito mirahalahy
moa ravehivavy? satria efa samy
nanambady azy avokoa izy rehetra.

29 Ary Jesosy namaly ka nanao
taminy hoe: Mahadiso hevitra ana-
reo ny tsi-fahafantaranareo ny So-
ratra *Masina* na ny herin' Andria-
manitra. 30 Fa amy ny fitsanga-
nan' ny maty dia tsy mba hisy ham-
paka-bady, na havoaka hampaka-
rina, fa ho tahaka ny anjely[1] any
an-danitra izy. 31 Fa ny amy ny
fitsanganan' ny maty, moa tsy mbo-
la novakinareo va ny teny nataon'
Andriamanitra taminareo manao
hoe: 32 "Izaho no Andriamanitry
Abrahama sy Andriamanitry Isaka
ary Andriamanitry Jakoba" (Eks.
iii. 6)? Andriamanitra tsy any ny
maty, fa any ny velona.

33 Ary ny vahoaka, raha nandre,
dia talanjona tamy ny fampiana-
rany.

[1] *Na:* [anjelin' Andriamanitra].

*Ny nanontaniana any Jesosy ny amin' izay didy lehibe.*

‖ Mar. xii. 28-34.

34 FA ny Fariseo, nony nandre fa
nampahasina ny Sadoseo
Izy, dia niangona. 35 Ary ny
anankiray tamin' ireo, izay mpahay
lalàna, nanontany naka fanahy Azy
ka nanao hoe: 36 Mpampianatra ô,
ny didy manao ahoana moa no lehibe
ao amy ny lalàna? 37 Dia hoy
Jesosy taminy: "Tiava any Jeho-
vah Andriamanitrao amy ny fonao
rehetra sy ny fanahinao rehetra ary
ny sainao rehetra" (Deo. vi. 5). 38
Izany no didy lehibe sady voalohany.
39 Ary ny faharoa, izay tahaka
azy hiany, dia izao: "Tiava ny na-
manao tahaka ny tenanao" (Lev.
xix. 18). 40 Izany didy roa izany
no ihantonan' ny lalàna rehetra sy
ny mpaminany.

*Ny nanontaniany Jesosy ny Fariseo ny amin' izay maha-Zanaky Davida ny Mesia.*

‖ Mar. xii. 35-37; Lio. xx. 41-44.

41 ARY rehefa tafangona ny Fari-
seo, dia nanontany azy Je-
sosy ka nanao hoe: 42 Ahoana no
hevitrareo ny aminy Kristy? Zanak'
iza moa Izy? Hoy izy taminy: Za-
naky Davida. 43 Hoy Jesosy ta-
miny: Koa nahoana ary Davida
amy ny Fanahy no manao Azy hoe
"Tompo," ka manao hoe:

44 "Jehovah nilaza tamy ny
Tompoko hoe:
Mipetraha eo an-tànako anka-
vanana
Ambara-panaoko ny fahava-
lonao ho eo ambanin' ny
tongotrao" (Sal. cx. 1)?

45 Koa raha Davida ary manao
Azy hoe Tompo, ahoana no maha-
zanany Azy?

46 Dia tsy nisy nahavaly Azy na
dia teny iray akory aza; ary hatra-
min' izay andro izay dia tsy nisy
sahy nanontany Azy intsony.

*Ny nilazany Jesosy ny faharatsian' ny mpanora-dalàna sy ny Fariseo.*

‖ Mar. xii. 38-40; Lio. xx. 45-47.

XXIII. ARY tamin' izany Jesosy
dia niteny tamy ny
vahoaka sy tamy ny mpianany ka
nanao hoe: 2 Eo amy ny fipetra-
hany Mosesy no ipetrahan' ny mpa-
nora-dalàna sy ny Fariseo; 3 koa
amin' izany, izay rehetra lazainy
dia ataovy ka tandremo; fa aza mba
manao araka ny asany, satria miteny
hiany izy, nefa tsy manao. 4 Eny,
mamehy entana sady mavesatra no
sarotra entina izy ka manaingina
izany eo amy ny soroky ny olona,
nefa ny tenany tsy mety manetsika
izany na dia amy ny rantsan-tànany
anankiray aza. 5 Ary ny asany re-
hetra dia ataony mba ho hitan' ny
olona; fa ataony lehibe ny fylakite-
rany, ary ataony vaventy ny somo-
traviaviny. 6 Ary tia ny fitoerana
aloha eo amy ny fanasana izy, sy ny
fipetrahana aloha eo amy ny syna-
goga 7 sy ny hoharabain' ny olona
eny an-tsena ary ny hataon' ny olona
hoe: Raby ô! 8 Fa hianareo kosa
aza mba mety hatao hoe: Raby ô;
fa iray hiany no mpampianatra
anareo, ary hianareo rehetra dia
mpirahalahy avokoa. 9 Ary aza
milaza olona ety an-tany ho raina-
reo; fa iray hiany no Rainareo, dia
Izay any an-danitra. 10 Ary aza
mba mety hatao hoe mpitarika hia-
nareo; fa iray hiany no mpitarika
anareo, dia Kristy. 11 Fa izay le-
hibe aminareo no ho mpanompo
anareo. 12 Fa izay manandra-tena
no haetry; ary izay manetry tena
no hasandratra.

13 Fa lozanareo, mpanora-dalàna
sy Fariseo, mpihatsaravelatsihy! fa
arindrinareo eo anoloan' ny olona ny
fanjakan' ny lanitra; fa hianareo
tsy miditra, ary izay miditra dia tsy
avelanareo hiditra.[1]

15 Lozanareo, mpanora-dalàna sy

[1] *Ampio hoe:* 14 [Lozanareo, mpanora-dalàna sy Fariseo, mpihatsaravelatsihy! fa lanina-

Fariseo, mpihatsaravelatsihy! fa
mandeha mitety ny ranomasina sy
ny tany maina hianareo mba haha-
zoanareo na dia iray hiany aza ho
proselyta; ary rehefa azonareo izy,
dia ataonareo zanaky ny helo mihoa-
tra indroa noho hianareo aza.
16 Lozanareo, mpitarika jamba,
izay manao hoe: Raha misy miani-
ana amy ny tempoly, dia tsy mam-
paninona izany; fa raha misy mia-
niana amy ny volamena amy ny
tempoly, dia haningo-tena izy. 17
Ry adala sy jamba! iza no lehibe,
ny volamena va, sa ny tempoly izay
nahamasina ny volamena? 18 Ary
koa: Raha misy mianiana amy ny
alitara, dia tsy mampaninona izany;
fa raha misy mianiana amy ny fana-
titra eo amboniny, dia haningo-tena
izy. 19 Ry jamba! iza no lehibe,
ny fanatitra, sa ny alitara izay ma-
hamasina ny fanatitra? 20 Koa
amin' izany, izay mianiana amy ny
alitara, dia mianiana aminy mbamy
ny zavatra rehetra izay eo amboni-
ny. 21 Ary izay mianiana amy ny
tempoly dia mianiana aminy mba-
min' Izay mitoetra ao anatiny. 22
Ary izay mianiana amy ny lanitra
dia mianiana amy ny seza fiandria-
nan' Andriamanitra mbamin' Izay
mipetraka eo amboniny.
23 Lozanareo, mpanora-dalàna sy
Fariseo, mpihatsaravelatsihy! fa
mandoa ny fahafolon' ny solila sy
ny aneta ary ny komina [1] hianareo,
nefa navelanareo izay lehibe amy ny
lalàna, dia ny rariny sy ny famin-
drampo ary ny finoana; ireto toko-
ny ho nataonareo, nefa tsy tokony
havelanareo ireroana. 24 Ry mpi-
tarika jamba! tantavaninareo ny
moka, nefa atelinareo ny rameva.
25 Lozanareo, mpanora-dalàna sy
Fariseo, mpihatsaravelatsihy! fa
diovinareo ny vohon' ny kapoaka
sy ny lovia, nefa ny ao anatiny dia
feno rombaka sy tsi-fahononana.
26 Ry Fariseo jamba! diovy aloha
ny atin' ny kapoaka sy ny lovia,
mba ho madio koa ny vohony.
27 Lozanareo, mpanora-dalàna sy
Fariseo, mpihatsaravelatsihy! fa
hianareo dia tahaka ny fasana voa-
lalotra fotsy, izay miseho tsara
tarehy eo ivelany, nefa ny ao ana-
tiny dia feno taolan' ny maty mba-
my ny fahalotoana rehetra. 28 Dia
tahaka izany koa hianareo: raha
amy ny eo ivelany dia miseho amy
ny olona ho marina, nefa ny ao ana-
tinareo dia feno fihatsarambelatsihy
sy tsi-fankatoavan-dalàna.
29 Lozanareo, mpanora-dalàna sy
Fariseo, mpihatsaravelatsihy! fa
manao ny fasan' ny mpaminany hia-
nareo sady manisy haingony ny
rarivatom-pasan' ny olona marina,
30 ka hoy hianareo: Raha niara-
belona tamy ny razanay izahay, dia
tsy mba nikambana taminy handa-
tsa-dra ny mpaminany. 31 Ka dia
miampanga tena hianareo fa zanak'
izay namono ny mpaminany. 32
Ary hianareo koa dia mamenoa ny
famaran' ny razanareo. 33 Ry
bibilava, taranaky ny menarana,
hataonareo ahoana no fandositra ny
fanamelohana ho any amy ny
helo?
34 Ary noho izany, indro, Izaho
maniraka mpaminany sy olon-kendry
ary mpanora-dalàna ho atỳ amina-
reo; koa ny sasany hovonoinareo
sy hohomboanareo amy ny hazo
fijaliana, ary ny sasany hokapohina-
reo ao amy ny synagoganareo sy hen-
jehinareo mitety vohitra,—35 mba
hanody anareo ny ra marina rehe-
tra, izay nalatsaka tambonin' ny
tany, hatramy ny rany Abela mari-
na ka hatramy ny rany Zakaria,
zanaky Barakia, izay novonoinareo
teo anelanelan' ny tempoly sy ny
alitara. 36 Lazaiko aminareo ma-

reo ny tranon' ny mpitondratena, ary dia manao vavaka lavareny mba ho fiolahana hianareo; koa izany no hahazoanareo fahamelohana mafimafy kokoa].

[1] *Anaran-java-maniry.*

rina tokoa: Hanody ity taranaka
ity izany rehetra izany.
37 Ry Jerosalema, ry Jerosalema,
izay mamono ny mpaminany sy
mitora-bato izay irahina ho aminao,
impiry Aho no ta-hanangona ny
zanakao, tahaka ny fanòmban' ny
akoho ny zanany ao ambanin' ny
elany, fa tsy nety hianareo! 38
Indro, avela ho lao ho anareo ny
tranonareo. 39 Fa lazaiko amina-
reo: Hatramin' izao dia tsy hahita
Ahy tokoa hianareo mandra-pilaza-
nareo hoe: Isaorana anie Izay avy
amy ny anarany Jehovah.

*Ny nanambarany Jesosy ny handravana any Jerosalema sy ny hihaviany indray.*

|| Mar. xiii. 1-37; Lio. xxi. 5-36.

XXIV. ARY nony niala teo an-
kianjan' ny tempoly
Jesosy, dia lasa nandeha; ary ny
mpianany nanatona Azy hampizaha
Azy ny rafitry ny tempoly. 2 Fa
Izy namaly ka nanao taminy hoe:
Tsy hitanareo va ireo rehetra ireo?[1]
Lazaiko aminareo marina tokoa:
Tsy havela hisy vato hifanongoa eto
ka tsy horavana.
3 Ary nipetraka teo an-tendrom-
bohitra Oliva Izy, dia nanatona Azy
mangingina ny mpianany ka nanao
hoe: Lazao aminay izay andro haha-
tongavan' izany, ary izay ho faman-
tarana ny fihavianao sy ny fahata-
peran' izao tontolo izao.
4 Ary Jesosy namaly ka nanao
taminy hoe: Mitandrema, fandrao
hisy hamitaka anareo. 5 Fa maro
no ho avy amy ny anarako hanao
hoe: Izaho no Kristy, ka maro no
ho voafitany. 6 Ary handre ady sy
filazana ady hianareo; koa mitan-
drema, aza matahotra; fa tsy main-
tsy ho tonga izany; nefa tsy mbola
tonga ny farany. 7 Fa hisy fire-
nena hitsangana hamely firenena,
ary hisy fanjakana hitsangana ha-
mely fanjakana; ary hisy mosary
sy horohorontany amy ny tany
samihafa. 8 Fa izany rehetra izany
no fiandohan' ny fahoriana.[2]
9 Ary dia hatolony ho amy ny
fahoriana hianareo ka hovonoiny;
ary ho halan' ny firenena rehetra
hianareo noho ny anarako. 10 Ary
amin' izany andro izany dia ho
tafintohina ny maro, ary hifampiam-
panga sy hifankahala izy. 11 Ary
hisy mpaminany sandoka maro hi-
tsangana ka hamitaka ny maro. 12
Ary noho ny haben' ny tsi-fanka-
toavan-dalàna dia hihamangatsiaka
ny fitiavan' ny maro. 13 Fa izay
maharitra hatramy ny farany no
hovonjena. 14 Ary hotorina amin'
izao tontolo izao ity filazantsaran'
ny fanjakana ity ho vavolombelona
amy ny firenena rehetra, dia vao ho
tonga ny farany.
15 Koa raha hitanareo mitsan-
gana ao amin' izay fitoerana masina
"ny fahavetavetan' ny fandravana,"
izay nampilazaina any Daniela mpa-
minany (Dan. xii. 11; ix. 27) (aoka
hisaina izay mamaky izany), 16 dia
aoka izay olona any Jodia handosi-
tra ho any an-tendrombohitra; 17
ary izay ao an-tampon-trano aoka
tsy hidina haka ny ao an-tranony;
18 ary izay any an-tsaha aoka tsy
hiverina haka ny lambany.
19 Ary lozan' ny bevohoka sy ny
mampinono amin' ireo andro ireo!
20 Fa mivavaha hianareo mba tsy
ho amy ny ririnina na ho amy ny
Sabata no handosiranareo. 21 Fa
amin' izany andro izany dia hisy
fahoriana lehibe, izay tsy mbola nisy
toa azy hatrizay niandohan' izao
tontolo izao ka mandraka ankehi-
triny sady tsy hisy intsony. 22
Ary raha tsy efa nohafohezina izany
andro izany, dia tsy nisy nofo hovon-
jena; fa noho ny olom-boafidy dia
hohafohezina izany andro izany.
23 Koa raha misy manao amina-
reo hoe: Indro, atỳ Kristy, na:
Indro, arỳ; aza mino hianareo. 24

[1] *Na:* Tsy hitanareo izany rehetra izany.
[2] *Gr.* fahararian-piterahana; *izahao* xix. 28.

Fa hisy Kristy sandoka sy mpami-
nany sandoka hitsanganaka haneho
famantarana lehibe sy fahagagana,
ary raha azo atao, na dia ny olom-
boafidy aza dia hofitahiny. 25 Indro,
voalazako aminareo rahateo izany.
26 Ary amin' izany, raha misy ma-
nao aminareo hoe: Indro, any an-
efitra Izy, aza mankany hianareo;
Indro, ao amy ny efi-trano Izy, aza
mino. 27 Fa tahaka ny helatra
avy any atsinanana ka hita hatrany
andrefana, dia ho tahaka izany ny
fihavian' ny Zanak' olona. 28 Fa
izay itoeran' ny faty, dia any no
hiangonan' ny voromahery.

29 Ary raha vao afaka ny faho-
riana amin' ireo andro ireo, ny ma-
soandro dia hohamaizinina, ary ny
volana tsy hahazava; ny kintana
hiraraka avy any an-danitra, ary
ny herin' ny lanitra hohozongozoni-
na. 30 Ary amin' izany andro izany
dia hiseho eo amy ny lanitra ny fa-
mantarana ny Zanak' olona, ka dia
hitomany ny firenena rehetra am-
bonin' ny tany, ary hahita ny Zanak'
olona avy amin-kery sy voninahitra
lehibe eo amy ny rahon' ny lanitra
izy. 31 Ary amy ny ampanenoana
mafy ny trompetra dia haniraka ny
anjeliny Izy, ary hangonin' ireo ny
olom-boafidy avy amy ny vazan-
tany[1] efatra hatramy ny faravodi-
lanitra rehetra.

32 Ary mianara ny fanoharana
ny amy ny aviavy:[2] Raha vao
manaroka ny rantsany ka mandra-
vina, dia fantatrareo fa efa akaiky
ny lohataona. 33 Dia tahaka izany
koa hianareo, raha vao hitanareo
izany rehetra izany, dia aoka ho
fantatrareo fa efa akaiky mby eo
am-baravarana Izy.[3] 34 Lazaiko
aminareo marina tokoa: Tsy mba
ho lany izao taranaka izao mandra-
pahatongan' izany rehetra izany.
35 Ny lanitra sy ny tany ho levona,
fa ny teniko tsy mba ho levona.

36 Fa ny amin' izany andro sy
ora izany dia tsy misy mahalala, na
dia ny anjelin' ny lanitra aza, [ary
na ny Zanaka aza,] afa-tsy ny Ray
hiany. 37 Fa tahaka ny androny
Noa, dia ho tahaka izany koa ny
fihavian' ny Zanak' olona. 38 Fa
tahaka ny tamy ny andro fony tsy
mbola tonga ny safo-drano, ka nihi-
nana sy nisotro ny olona ary nam-
paka-bady sy namoaka ny ampaka-
rina, mandra-pihavin' ny andro izay
nidirany Noa tao amy ny sambo-
fiara, 39 ary tsy fantany mandra-
pihavin' ny safo-drano izay nandrin-
gana ny olona rehetra, dia ho tahaka
izany ny fihavian' ny Zanak' olona.
40 Ary amin' izany hisy roa lahy
any an-tsaha; ny anankiray horai-
sina, ary ny anankiray havela. 41
Ary hisy roa vavy manodina ny
fikosoham-bary; ny anankiray ho-
raisina, ary ny anankiray havela.

42 Koa amin' izany miambena
hianareo; fa tsy fantatrareo izay
andro hihavian' ny Tomponareo.
43 Nefa aoka ho fantatrareo izao:
Raha fantatry ny tompon-trano ny
fiambenana amy ny alina izay hiha-
vian' ny mpangalatra, dia ho niam-
bina izy ka tsy namela ny tranony
hotamina. 44 Koa miomàna kosa
hianareo; fa amin' izay ora tsy
ampoizinareo no hihavian' ny Zanak'
olona.

45 Iza moa no mpanompo maha-
toky sy manan-tsaina, izay noten-
dren' ny tompony hifehy ny mpa-
nompony mba hanome azy hanina
amy ny fotoana? 46 Sambatra iza-
ny mpanompo izany, raha avy ny
tompony ka hahita azy manao izany.
47 Lazaiko aminareo marina tokoa:
Hotendreny ho mpanapaka ny fana-
nany rehetra izy. 48 Fa raha ma-
nao anakampo izany mpanompo
ratsy fanahy izany hoe: Maharitra
ela ny tompoko, 49 ka dia mikapoka
ny mpanompo namany izy ary mihi-
nana sy misotro amy ny mpimamo,
50 dia ho avy ny tompon' izany

[1] *Gr.* rivotra. [2] aviavimbazaha. [3] *Na:* izany.

mpanompo izany amy ny andro izay
tsy ampoiziny sy amy ny ora izay
tsy fantany, 51 dia hotapahiny roa [1]
izy ka homeny anjara any amy ny
mpihatsaravelatsihy; any no hisy
ny fitomaniana sy ny fikitroha-nify.

*Ny fanoharana ny amy ny virijina folo.*

XXV. ARY amin' izany ny fan-
jakan' ny lanitra dia
ho tahaka ny virijina folo, izay
nitondra ny fanalany [2] ka nivoaka
hitsena ny mpampakatra. 2 Ary
ny dimy tamin' ireo dia adala, fa ny
dimy kosa hendry. 3 Fa ny adala
nandray ny fanalany,[2] nefa tsy
nitondra solika fitaiza; 4 ary ny
hendry kosa nitondra solika tao
anatin' ny fitondrany sy ny fanala-
ny.[2] 5 Ary raha naharitra ela ny
mpampakatra, dia samy rendrehana
avy izy rehetra, ka dia natory. 6
Ary nony mamatonalina, dia nisy
antso hoe: Indrỳ ny mpampakatra!
mivoaha mba hitsena azy. 7 Dia
nitsangana ireo virijina rehetra ireo,
ka samy namboatra ny fanalany.[2]
8 Dia hoy ny adala tamy ny hen-
dry: Mba omeo kely amy ny soli-
kareo izahay; fa efa ho faty ny
fanalanay.[3] 9 Fa ny hendry na-
maly ka nanao hoe: Sao tsy ampy
ho anay sy ho anareo, fa mandehana
mankany amy ny mpivarotra hia-
nareo, ka mividiana ho anareo. 10
Fa raha mbola lasa nividy izy, dia
tonga ny mpampakatra, ary izay efa
niomana dia niara-niditra taminy
tao amy ny fampakaram-bady, ary
dia narindrina ny varavarana. 11
Ary rehefa afaka izany, dia tonga
kosa ireo virijina teo ka nanao hoe:
Tompoko, tompoko, vohay izahay.
12 Fa izy namaly hoe: Lazaiko
aminareo marina tokoa: Tsy fanta-
tro hianareo.
13 Koa amin' izany miambena
hianareo, fa tsy fantatrareo na ny
andro na ny ora.

*Ny fanoharana ny amy ny talenta.*

14 FA *ny fanjakan' ny lanitra* dia
tahaka ny olona izay efa
han eha ho any an-tany hafa ka
niantso ny mpanompony, dia nano-
lotra azy ny fananany: 15 koa ny
anankiray nomeny talenta dimy, ny
anankiray roa, ary ny anankiray
iray,—samy araka izay fahaizany
avy; dia lasa nandeha izy.
16 Ary niaraka tamin' izay dia
lasa ilay nandray ny talenta dimy,
ka nataony varotra izany; ary na-
hazo tombony talenta dimy koa izy.
17 Ary toy izany koa, ilay *nandray*
ny roa dia nahazo roa ho tombony.
18 Fa ilay nandray ny iray kosa
dia lasa nihady ny tany ka nande-
vina ny volan' ny tompony.
19 Ary nony ela, dia tonga ny
tompon' ireo mpanompo ireo ka
nampilaza azy ny amy ny volany.
20 Ary nony nanatona ilay nandray
ny talenta dimy, dia nitondra ta-
lenta dimy koa izy ka nanao hoe:
Tompoko, talenta dimy no natolo-
trao ahy; indro, nahazo tombony
talenta dimy koa aho. 21 Hoy ny
tompony taminy: Tsara izany, ry
mpanompo tsara sady mahatoky;
nahatoky [4] tamy ny kely hianao, dia
hotendreko ho mpanapaka ny be;
midira amy ny fifalian' ny tomponao.
22 Ary nony nanatona koa ilay *nan-
dray* ny talenta roa, dia hoy izy:
Tompoko, talenta roa no natolotrao
ahy; indro, nahazo tombony talenta
roa koa aho. 23 Hoy ny tompony
taminy: Tsara izany, ry mpanompo
tsara sady mahatoky; nahatoky [4]
tamy ny kely hianao, dia hotendreko
ho mpanapaka ny be; midira amy
ny fifalian' ny tomponao.
24 Fa nony nanatona kosa ilay
nandray ny talenta iray, dia nilaza
hoe: Tompoko, fantatro fa olona

[1] *Na:* hokapohiny mafy. [2] *Na:* fanilony. [3] *Na:* fanilonay.
[4] *Na:* Ry mpanompo tsara sady mahatoky, nahatoky tsara, etc.

mila voatsiary hianao, mijinja eny
amin' izay tsy namafazanao, ary
manangona eny amin' izay tsy nana-
hafanao; 25 dia natahotra aho ka
lasa nandevina ny talentanao tao
anatin' ny tany; indry, lasanao ny
anao. 26 Ary ny tompony namaly
ka nanao taminy hoe: Ry mpanom-
po ratsy sady malaina, efa fanta-
trao fa mijinja eny amin' izay tsy
namafazako aho, ary manangona
eny amin' izay tsy nanahafako; 27
koa tokony ho nampanàna ny volako
tamy ny mpanàna vola hianao, ka
raha tonga aho, dia ho nandray ny
ahy mban-janany. 28 Koa alao
aminy ny talenta, dia omeo ilay
manana ny talenta folo. 29 Fa izay
rehetra manana dia homena, ka ha-
nam-be izy; fa izay tsy manana kosa,
na dia izay ananany aza dia halaina
aminy. 30 Ary ario ho any amy
ny maizina any ivelany ny mpa-
nompo tsy mahasoa; any no hisy
ny fitomaniana sy ny fikitroha-nify.

*Ny hihaviany Kristy hitsara ny firenena rehetra.*

31 ARY raha tonga ny Zanak'
olona amy ny voninahiny,
arahin' ny anjely rehetra, dia hipe-
traka eo ambonin' ny seza fiandria-
nan' ny voninahiny Izy; 32 ary ny
firenena rehetra hangonina eo ana-
trehany, dia hanavaka azy Izy, ta-
haka ny mpiandry ondry manavaka
ny ondry amy ny osy;[1] 33 ary ha-
metraka ny ondry eo amy ny anka-
vanany Izy, fa ny osy[1] eo amy ny
ankaviany.

34 Ary amin' izany ny Mpanjaka
dia hilaza amin' izay eo amy ny an-
kavanany hoe: Avia hianareo izay
notahin' ny Raiko, mandovà ny fan-
jakana izay voavoatra ho anareo
hatrizay nanorenana izao tontolo
izao; 35 fa noana Aho, dia nome-
nareo hanina; nangetaheta Aho,
dia nampisotroinareo; nivahiny Aho,
dia nampiantranoinareo; 36 tsy
nanan-kitafy Aho, dia notafianareo;
narary Aho, dia notsaboinareo; tao
an-trano-maizina Aho, dia novangia-
nareo. 37 Ary dia hamaly Azy ny
marina ka hanao hoe: Tompoko,
oviana no hitanay noana Hianao ka
nomenay hanina, na nangetaheta ka
nampisotroinay? 38 Ary oviana
no hitanay nivahiny Hianao ka nam-
piantranoinay, na tsy nanan-kitafy
ka notafianay? 39 Ary oviana no
hitanay narary Hianao, na tao an-
trano-maizina, ka novangianay? 40
Dia hamaly ny Mpanjaka ka hanao
aminy hoe: Lazaiko aminareo ma-
rina tokoa: Araka izay efa natao-
nareo tamy ny anankiray amin'
ireto rahalahiko kely indrindra ireto
no nataonareo tamiko.

41 Ary dia hilaza indray amin'
izay eo amy ny ankaviany kosa Izy
hoe: Mialà amiko, hianareo izay
voaozona, ho any amy ny afo maha-
ritra mandrakizay, izay voavoatra
ho any ny devoly sy ny anjeliny;
42 fa noana Aho, fa tsy mba nome-
nareo hanina; nangetaheta Aho,
fa tsy mba nampisotroinareo; 43
nivahiny Aho, fa tsy mba nampian-
tranoinareo; tsy nanan-kitafy Aho,
fa tsy mba notafianareo; narary sy
tao an-trono-maizina Aho, fa tsy
mba novangianareo. 44 Ary dia
hamaly kosa ireo hoe: Tompoko,
oviana no hitanay noana Hianao, na
nangetaheta, na nivahiny, na tsy
nanan-kitafy, na narary, na tao an-
trano-maizina, ka tsy mba nanompo
Anao izahay? 45 Fa hamaly azy
Izy ka hanao hoe: Lazaiko amina-
reo marina tokoa: Araka izay tsy
nataonareo tamy ny anankiray amin'
ireto kely indrindra ireto no tsy mba
nataonareo tamiko.

46 Ary ireo dia hiala ho any amy
ny fampijaliana mandrakizay; fa
ny marina ho any amy ny fiainana
mandrakizay.

[1] *Gr.* zanak' osy.

*Ny nihendren' ny loholona sy ny lohan' ny mpisorona hamono any Jesosy.*

|| Mar. xiv. 1, 2 ; Lio. xxii. 1, 2.

XXVI. ARY rehefa vitany Je-
sosy izany teny rehe-
tra izany, dia nilaza tamy ny mpia-
nany hoe Izy : 2 Fantatrareo fa
raha afaka indroa andro, dia ho ton-
ga ny Paska, koa ny Zanak' olona
dia hatolotra hohomboana amy ny
hazo fijaliana. 3 Ary tamin' izany
dia nivory ny lohan' ny mpisorona
sy ny loholona, tao an-kianjan' ny
tranon' ny mpisoronabe atao hoe
Kaiafa. 4 Ary niara-nihevitra
izy hisambotra any Jesosy amy ny
fitaka ka hamono Azy ; 5 kanefa
hoy izy : Tsy amy ny andro fira-
voravoana, fandrao hisy tabataba
amy ny olona.

*Ny nanosoran-dravehivavy ny tongotry Jesosy tao an-tranony Simona boka.*

|| Mar. xiv. 3-9 ; Jao. xii. 1-11.

6 ARY nony tany Betania Jesosy,
tao an-tranony Simona boka,
7 dia nanatona Azy ny vehivavy
anankiray nitondra tavoara alabas-
tara feno menaka manitra saro-bidy
loatra, ka naidiny tamy ny lohany
izany, raha nipetraka nihinana Izy.
8 Fa nony nahita izany ny mpiana-
tra, dia tezitra ka nanao hoe : Inona
no anton' izao fandaniam-poana
izao ? 9 Fa azo namidy ho lafo be
iny ka homena ny malahelo. 10
Ary fantatry Jesosy izay nataon'
ireo, ka dia hoy Izy taminy : Na-
hoana hianareo no mampalahelo an-
dravehivavy ? fa asa soa no nataony
tamiko. 11 Fa ny malahelo dia eto
aminareo mandrakariva, fa Izaho
tsy mba ho eto aminareo mandra-
kariva. 12 Fa izy no nampidina
izany menaka manitra izany tamy
ny tenako, dia ny hamboatra Ahy
halevina no nanaovany izany. 13
Lazaiko aminareo marina tokoa :
Na aiza na aiza amin' izao tontolo
izao no hitoriana ity filazantsara ity,
dia holazaina koa izay nataon-drave-
hivavy mba ho fahatsiarovana azy.

*Ny naneken Jodasy hamadika any Jesosy.*

|| Mar. xiv. 10, 11 ; Lio. xxii. 3-6.

14 ARY ny anankiray tamy ny
roa amby ny folo lahy,
atao hoe Jodasy Iskariota, dia nan-
kao amy ny lohan' ny mpisorona 15
ka nanao hoe : Homenareo hoatri-
nona aho hanolorako Azy aminareo ?
Ary izy nandanja sekely volafotsy
telo-polo homena azy. 16 Ary
hatramin' izay no nitadiavany izay
andro hahazoany mamadika Azy.

*Ny niarahany Jesosy sy ny mpianany nihinana ny Paska.*

|| Mar. xiv. 12-25 ; Lio. xxii. 7-23.

17 ARY tamy ny voalohan' ny
andro fihinanana ny mofo
tsy misy masirasira dia nankeo
aminy Jesosy ny mpianatra ka na-
nao hoe : Aiza no tianao hamboa-
rinay hihinananao ny Paska ? 18
Ary hoy Izy : Mankanesa any an-
tanàna ho any amin-dralehilahy, ka
lazao aminy hoe : Hoy ny Mpampia-
natra : Efa akaiky ny fotoako ; koa
ato aminao Aho sy ny mpianatro no
hitandrina ny Paska.
19 Ary ny mpianatra dia nanao
araka ny nasainy Jesosy nataony ka
namboatra ny Paska.
20 Ary nony hariva ny andro, dia
nipetraka nihinana Izy mbamy ny
mpianatra roa amby ny folo lahy.[1]
21 Ary raha mbola nihinana izy,
dia hoy Jesosy : Lazaiko aminareo
marina tokoa fa ny anankiray ami-
nareo hamadika Ahy. 22 Dia nala-
helo indrindra izy rehetra, ka samy
nanontany Azy hoe : Moa izaho va
izany, Tompoko ? 23 Ary Izy na-
maly ka nanao hoe : Izay niara-

[1] *Na :* [mbamy ny roa amby ny folo lahy].

nanatsoboka ny tànany tamiko tao
anatin' ny lovia, izy no hamadika
Ahy. 24 Ny Zanak' olona dia man-
deha tokoa araka izay nanoratana
Azy, nefa lozan' izay olona haha-
zoana ny Zanak' olona hatolotra!
tsara ho an' izany olona izany raha
tsy ary akory. 25 Ary Jodasy,
izay namadika Azy, dia namaly ka
nanao hoe: Izaho va izany, Raby
ô? Dia hoy Izy taminy: Voala-
zanao.

26 Ary raha mbola nihinana izy,
dia nandray mofo Jesosy, ka nony
efa nisaotra Izy, dia novakiny ka
natolony ny mpianatra, ary hoy
Izy: Raiso, hano, ity no tenako.
27 Ary nandray kapoaka[1] Izy, ka
nony efa nisaotra, dia natolony azy
ka nataony hoe: Sotroinareo rehetra
ity; 28 fa ity no rako, dia ny amy
ny fanekena,[2] izay alatsaka ho any
ny maro ho famelan-keloka. 29
Ary lazaiko aminareo fa hatramin'
izao dia tsy mba hisotro itony voka-
try ny voaloboka itony intsony aho
mandra-pihavin' ny andro hiarahako
misotro izay vaovao aminareo any
amy ny fanjakan' ny Raiko.

*Ny resaka nataony Jesosy sy ny mpianany teny an-dàlana, raha nankany amy ny tendrombohitra Oliva.*

|| Mar. xiv. 26-31; Lio. xxii. 31-38. (Jao. xiii. 36-38?)

30 ARY rehefa nihira fiderana
izy, dia lasa nankany amy
ny tendrombohitra Oliva.

31 Ary tamin' izany dia hoy
Jesosy taminy: Hianareo rehetra
dia ho tafintohina noho ny amiko
anio alina; fa voasoratra hoe: "Ha-
mely ny mpiandry Aho, dia hiha-
haka ny ondry andrasana (Zak. xiii.
7). 32 Fa rehefa atsangana Aho,
dia hialoha anareo ho any Galilia.

33 Fa Petera namaly ka nanao
taminy hoe: Na dia ho tafintohina
noho ny aminao aza ny olona rehe-
tra, izaho tsy mba ho tafintohina
mandrakizay. 34 Hoy Jesosy ta-
miny: Lazaiko aminao marina to-
koa fa anio alina, raha tsy mbola
misy akoho maneno, dia handa Ahy
intelo hianao. 35 Hoy Petera ta-
miny: Na dia hiara-maty aminao
aza aho, tsy mba handa Anao tokoa
aho. Ary toy izany koa no nola-
zain' ny mpianatra rehetra.

*Jesosy tao Getsemane.*

|| Mar. xiv. 32-42; Lio. xxii. 39-46.

36 ARY Jesosy mbamy ny mpia-
nany dia tonga tao amy ny
saha anankiray atao hoe Getsemane,
ary hoy Izy tamy ny mpianany:
Mipetraha eto aloha hianareo, raha
mbola mankeroa hivavaka Aho.

37 Ary nitondra any Petera mba-
min' izy roa lahy zanaky Zebedio
Izy, dia nalahelo am-po sy ory in-
drindra. 38 Dia hoy Izy taminy:
Fadiranovana loatra ny fanahiko,
toy ny efa ho faty; mitoera eto, ka
miaraha miari-tory amiko. 39 Ary
nony nandroso kelikely Izy, dia ni-
ankohoka ka nivavaka hoe: Raiko
ô, raha azo atao, dia aoka hesorina
amiko ity kapoaka ity; nefa aoka
tsy ny sitrapoko anie no hatao, fa
ny Anao.

40 Ary nankeo amy ny mpiana-
tra Izy ka nahita azy matory, dia
hoy Izy taminy Petera: Hay! tsy
mahazaka ny miara-miari-tory amiko
na dia ora iray hiany aza hianareo!
41 Miareta tory sy mivavaha hia-
nareo, mba tsy hidiranareo amy ny
fakam-panahy; mety hiany ny fa-
nahy, fa ny nofo no tsy manan-kery.

42 Dia nandeha fanindroany Izy
ka nivavaka hoe: Raiko ô, raha tsy
azo esorina ity, fa tsy maintsy hoso-
troiko, dia aoka ny sitraponao no
hatao. 43 Ary nony tonga Izy,
dia nahita azy matory indray; fa
efa nilondolondo ny masony. 44
Ary rehefa nandao azy Izy ka lasa

[1] *Na:* [ny kapoaka].

[2] *Na:* [ny fanekena vaovao].

indray, dia nivavaka fanintelony ka
nanao izany teny izany hiany.
45 Dia nankeo amy ny mpianatra
Izy ka nanao taminy hoe: Matoria
ary anhehitriny, ka mialà sasatra
hianareo;[1] indro, efa akaiky ny ora,
ary ny Zanak' olona hatolotra eo
an-tànan' ny mpanota. 46 Mitsan-
gàna, andeha isika; indro fa efa
akaiky ilay mamadika Ahy.

*Ny nisamborana any Jesosy.*

|| Mar. xiv. 43-52; Lio. xxii. 47-53;
Jao. xviii. 1-11.

47 ARY raha mbola niteny Je-
sosy, indro, avy Jodasy,
izay isan' ny roa amby ny folo lahy,
mbamy ny vahoaka betsaka niaraka
taminy, nitondra sabatra sy langi-
langy, nirahin' ny lohan' ny mpi-
sorona sy ny loholona. 48 Ary
ilay namadika Azy nanome faman-
tarana ny olona ka nanao hoe: Izay
horohako no Izy; sambory Izy. 49
Ary niaraka tamin' izay dia nana-
tona any Jesosy izy ka nanao hoe:
Finaritra, Raby! dia nanoroka Azy.
50 Fa hoy Jesosy taminy: Ry sa-
kaiza, *ataovy* izay nalehanao eto.[2]
Dia nanatona ny olona ka nisambo-
tra any Jesosy ary nitana Azy.
51 Ary, indro, ny anankiray ta-
min' izay nomba any Jesosy nanin-
jitra ny tànany, dia nanatsoaka ny
sabany ka nikapa ny mpanompon'
ny mpisoronabe ary nahafaka ny
sofiny. 52 Fa hoy Jesosy taminy:
Ampidiro amy ny tranony ny saba-
trao; fa izay rehetra mandray saba-
tra no hovonoina amy ny sabatra.
53 Ary ataonao va fa tsy mahazo
mangataka amy ny Raiko Aho, dia
haniraka anjely tsy omby roa amby
ny folo legiona ho etỳ amiko Izy
ankehitriny? 54 Raha izany, dia
hatao ahoana no hahatanteraka ny
Soratra *Masina*, izay milaza fa tsy
maintsy ho tonga izany?
55 Ary tamin' izany ora izany
dia niteny tamy ny vahoaka Jesosy
ka nanao hoe: Mivoaka mitondra
sabatra sy langilangy hisambotra
Ahy toy ny hisambotra jiolahy va
hianareo? Isan-andro dia nipetraka
nampianatra teo an-kianjan' ny
tempoly Aho, nefa tsy nisambotra
Ahy hianareo. 56 Fa izany rehe-
tra izany dia tonga mba hahatan-
teraka izay voasoratry ny mpami-
nany.
Ary tamin' izany dia nandao Azy
ny mpianatra rehetra ka nandositra.

*Ny nitsarana any Jesosy teo anatre-
hany Kaiafa, sy ny nandavany
Petera Azy intelo.*

|| Mar. xiv. 53-72; Lio. xxii. 54-71;
Jao. xviii. 12-27.

57 ARY izay efa nisambotra any
Jesosy dia nitondra Azy
ho any aminy Kaiafa mpisoronabe,
izay nivorian' ny mpanora-dalàna
sy ny loholona.
58 Ary Petera nanaraka Azy
teny lavidavitra eny hatrany amy
ny kianjan' ny tranon' ny mpisoro-
nabe; ary niditra izy, dia niara-
nipetraka tao amy ny mpiandry ra-
haraha mba hahita izay hiafarany.
59 Ary ny lohan' ny mpisorona
mbamy ny Synedriona rehetra ni-
tady teny ho entiny hiampanga
lainga any Jesosy mba hamonoany
Azy; 60 fa tsy nahita izy, na dia
maro aza ny vavolombelona man-
dainga tonga teo. Ary nony farany
dia nisy roa lahy tonga teo, izay
nanao hoe: 61 Ilehity nanao hoe:
Mahay mandrava ny tempolin' An-
driamanitra Aho sy manangana azy
amy ny hateloana.
62 Dia nitsangana ny mpisoro-
nabe ka nanao taminy Jesosy hoe:
Tsy mety mamaly akory va Hianao?
Inona no iampangan' ireto Anao?
63 Nefa tsy niteny Jesosy. Dia
hoy ny mpisoronabe taminy: Am-
pianianiko amin' Andriamanitra ve-
lona Hianao hilaza aminay, raha
Hianao no Kristy, Zanak' Andria-

[1] *Na:* Mbola matory hiany va hianareo ka miala sasatra? [2] *Na:* haninona eto hianao?

manitra. 64 Hoy Jesosy taminy:
Voalazanao; ary koa, lazaiko ami-
nareo: Hatramin' izao dia ho hita-
nareo ny Zanak' olona mipetraka
eo amy ny tànana ankavanan' ny
Hery sy avy eo amy ny rahon' ny
lanitra. 65 Ary tamin' izany ny
mpisoronabe dia nandriatra ny fita-
fiany ka nanao hoe: Efa niteny
ratsy[1] Izy; ahoana no mbola ilan-
tsika vavolombelona indray? indro,
efa renareo izao fitenenan-dratsy[1]
izao. 66 Ahoana no hevitrareo?
Ary ireo namaly ka nanao hoe:
Miendrika hohelohina ho faty Izy.

67 Dia nororany ny tavany, ka
nasiany totohondry Izy; ary ny
sasany namely tahamaina Azy 68
ka nanao hoe: Maminania aminay,
ry Kristy, iza no namely Anao?

69 Ary Petera nipetraka teo ive-
lany, teo an-kianja, dia nanatona
azy ny ankizivavy anankiray ka
nanao hoe: Hianao koa nomba any
Jesosy, ilay Galiliana. 70 Fa izy
nandà teo anatrehan' izy rehetra ka
nanao hoe: Tsy azoko izay lazainao.
71 Ary nony niala ho eo am-bava-
hady izy, dia nahita azy ny *ankizi-
vavy* anankiray koa ka nilaza tamin'
izay teo hoe: Ity koa nomba any
Jesosy avy any Nazareta. 72 Ary
nandà indray tamy ny fianianana
izy ka nanao hoe: Tsy fantatro
izany lehilahy izany. 73 Ary nony
afaka kelikely, dia nanatona izay
nijanona teo ka nanao taminy Petera
hoe: Marina tokoa fa naman' ireny
hianao; fa ny fiteninao no miam-
panga anao. 74 Dia vao niozona
sy nianiana izy ka nanao hoe: Tsy
fantatro izany lehilahy izany; ary
niaraka tamin' izay dia nisy akoho
naneno. 75 Ary Petera nahatsiaro
ny teniny Jesosy, izay nolazainy
hoe: Raha tsy mbola misy akoho
maneno, dia handa Ahy intelo hia-
nao. Ary rehefa nivoaka teny ive-
lany izy, dia nitomany fatratra.

*Ny nitsarany Pilato any Jesosy, sy ny nanolorany Azy hohomboana tamy ny hazo fijaliana, ary ny nanenenany Jodasy.*

|| Mar. xv. 1-15; Lio. xxiii. 1-25; Jao. xviii. 28-40.

XXVII. ARY nony maraina ny
andro, ny lohan' ny
mpisorona rehetra sy ny loholona
dia niara-nihevitra hiampanga any
Jesosy mba hamonoany Azy. 2
Ary rehefa nafatony Izy, dia nen-
tiny ka natolony any Pilato gover-
nora.

3 Ary Jodasy, ilay namadika
Azy, raha nahita fa nohelohina Je-
sosy, dia nanenina ka namerina ny
sekely volafotsy telo-polo tamy ny
lohan' ny mpisorona sy ny loholona
4 ka nanao hoe: Nanota aho, satria
namadika ra marina. Fa hoy ireo:
Ahoanay izany? fa asa anao. 5
Ary nony natsipiny teo amy ny
tempoly ny vola, dia niala izy ka
lasa nandeha, dia nanao tadimody
ary nananton-tena, ka dia maty.

6 Ary ny lohan' ny mpisorona
nandray ny vola ka nanao hoe: Tsy
mety raha alatsaka ao amy ny raki-
try ny tempoly io, fa vidin-dra. 7
Ary nony niara-nihevitra izy, dia
namidiny ny sahan' ny mpanefy
vilany ny vola ho fandevenam-ba-
hiny. 8 Koa izany no anaovana
ny anaran' izany saha izany man-
draka andro any hoe Sahan-dra.

9 Ary tamin' izany dia tanteraka
izay nampilazaina any Jeremia mpa-
minany hoe: "Dia nalainy ny se-
kely volafotsy telo-polo, vidin' ilay
notombanana,[2] dia ilay notomba-
nan' ny Zanak' Isiraely, 10 ka no-
meny hamidy ny sahan' ny mpanefy
vilany izany, araka izay efa nandi-
diany Jehovah ahy" (Jer. xviii. 2;
Zak. xi. 13).

11 Ary Jesosy nitsangana teo
anatrehan' ny governora; ary ny
governora nanontany Azy ka nanao

[1] *Gr.* blasphemia; *izahao* ix. 3.

[2] *Na:* nohajaina.

hoe : Hianao va no Mpanjakan' ny
Jiosy? Dia hoy Jesosy taminy:
Voalazanao. 12 Ary raha nam-
pangain' ny lohan' ny mpisorona
mbamy ny loholona Izy, dia tsy
namaly akory. 13 Dia hoy Pilato
taminy : Tsy renao va izany zavatra
maro iampangany Anao izany? 14
Fa tsy namaly azy Izy na dia in-
draim-bava akory aza, ka dia gaga
indrindra ny governora.

15 Ary isaky ny tonga ny andro
firavoravoana dia fanaon' ny gover-
nora ny mandefa mpifatotra anan-
kiray ho any ny vahoaka, araka
izay tiany. 16 Ary tamin' izany
dia nisy mpifatotra malaza atao hoe
Barabasy. 17 Koa nony tafangona
teo ny olona, dia hoy Pilato taminy :
Iza moa no tianareo halefako ho
anareo? Barabasy, sa Jesosy, Izay
atao hoe Kristy? 18 Fa fantany
fa fialonana no nanoloran' ireo Azy.

19 Ary raha nipetraka teo amy
ny fitsarana izy, ny vadiny dia na-
niraka hankeo aminy ka nanao hoe :
Aza manao na inona na inona amin'
izany lehilahy marina izany, fa nam-
pahory ahy be hiany ny nano-
fisako Azy any naraina.

20 Ary ny lohan' ny mpisorona
mbamy ny loholona nitaona ny va-
hoaka mba hangataka any Barabasy
ary hamono any Jesosy. 21 Fa ny
governora namaly ka nanao taminy
hoe : Iza moa amin' izy roa lahy no
tianareo halefako ho anareo? Dia
hoy izy : Barabasy. 22 Hoy Pilato
taminy : Ka ahoana kosa ary no
hataoko aminy Jesosy, Izay atao
hoe Kristy? Dia hoy izy rehetra :
Aoka hohomboana amy ny hazo
fijaliana Izy. 23 Fa hoy ny gover-
nora : Inona ary no ratsy nataony?
Fa vao mainka niantsoantso izy ka
nanao hoe : Aoka hohomboana amy
ny hazo fijaliana Izy.

24 Ary raha hitany Pilato, fa
tsy nahaleo ditra azy izy, fa vao
mainka nandroso hiany aza ny taba-
taba, dia naka rano izy ka nanasa
tànana teo anatrehan' ny vahoaka
ary nanao hoe : Afaka amy ny ran'
ity lehilahy marina ity aho, fa asa
anareo. 25 Ary ny olona rehetra
dia namaly ka nanao hoe : Aoka ny
rany ho aminay mbamy ny zanakay.
26 Ary dia nandefa any Barabasy
ho any ny olona izy; fa Jesosy
nasainy nokapohina,[1] dia natolony
mba hohomboana tamy ny hazo fija-
liana.

*Ny nanomboana any Jesosy tamy ny hazo fijaliana.*

|| Mar. xv. 16-41 ; Lio. xxiii. 26-49 ;
Jao. xix. 1-37.

27 ARY ny miaramilan' ny gover-
nora dia nitondra any Je-
sosy ho ao anati-rova[2] sady nanan-
gona ny miaramila namany rehetra
ho eo aminy. 28 Ary rehefa nanala
ny fitafiany, dia nanafy Azy lamba
jaky izy. 29 Ary nandrandrana
satroka tsilo izy, ka nasatrony ny
lohany, ary nampitaniny volotara
ny tànany ankavanana, dia nando-
halika teo anatrehany izy ka naneso
Azy hoe : Arahaba, ry Mpanjakan'
ny Jiosy! 30 Dia nororany Izy,
ary nalainy ny volotara, ka nokapo-
hiny ny lohany. 31 Ary rehefa
naneso Azy izy, dia nanala ilay
lamba taminy, ka nampitafiny Azy
indray ny fitafiany, ary dia nentiny
Izy mba hohomboana amy ny hazo
fijaliana.

32 Ary raha nandeha izy, dia
nahita lehilahy Kyreniana ananki-
ray, atao hoe Simona, ka izy note-
reny hitondra ny hazo fijaliany Je-
sosy. 33 Ary rehefa tonga teo amy
ny tany atao hoe Golgota izy, izany
hoe Ikarandoha, 34 dia nomeny
divay miharo afero Izy hosotroiny;
ary nony nanandrana izany Izy,
dia tsy nety nisotro.

35 Ary rehefa voahombony tamy

---

[1] *Gr.* dia nokapohiny ; *ny teny Grika milaza ny nokapohina tamy ny fikapohana hoditra lehibe nisy varahina.* [2] *Gr.* pretoria.

ny hazo fijaliana Izy, dia nanaovany
loka no fizàrany ny fitafiany. 36
Ary nipetraka izy, dia niambina
Azy teo.
37 Ary napetany teo ambonin'
ny lohany ny soratra milaza ny nanamelohana Azy, dia izao: ITY NO JESOSY, MPANJAKAN' NY JIOSY.
38 Ary nisy jiolahy roa nohomboana tamy ny hazo fijaliana teo an-daniny roa, ny anankiray teo amy ny ankavanany, ary ny anankiray teo amy ny ankaviany.
39 Ary izay nandalo dia niteny
ratsy[1] Azy, sady nihifikifi-doha 40
ka nanao hoe: Ry ilay mandrava ny tempoly sy manangana azy amy ny hateloana, vonjeo ny tenanao. Raha Zanak' Andriamanitra Hianao, midìna hiala amy ny hazo fijaliana. 41 Ary dia naneso toy izany
koa ny lohan' ny mpisorona mbamy ny mpanora-dalàna sy ny loholona
ka nanao hoe: 42 Ny sasany novonjeny; fa ny tenany tsy hainy vonjena. Mpanjakan' ny Isiraely Izy, aoka hidina hiala amy ny hazo fijaliana Izy ankehitriny, dia hino Azy izahay; 43 natoky an' Andriamanitra Izy, aoka Izy hamonjy Azy ankehitriny, raha ankasitrahany Izy (Sal. xxii. 9), satria hoy Izy: Zanak' Andriamanitra Aho. 44 Ary nandatsa Azy toy izany koa ireo jiolahy niaraka nohomboana taminy tamy ny hazo fijaliana.
45 Ary hatramy ny ora fahenina ka hatramy ny ora fahasivy dia maizina ny tany rehetra. 46 Ary
nony tokony ho tamy ny ora fahasivy, dia niantso tamy ny feo mahery Jesosy ka nanao hoe: "Ely, Ely, lamà sabaktany?" izany hoe: "Andriamanitro ô, Andriamanitro ô, nahoana no dia mahafoy Ahy Hianao?" (Sal. xxii. 2). 47 Ary
ny sasany tamin' izay nijanona teo, raha nandre izany, dia nanao hoe: Miantso any Elia ilehio. 48 Ary
niaraka tamin' izay ny anankiray teo aminy dia nihazakazaka ka nandray sipaonjy, ary rehefa natsobony tamy ny vinaingitra izany ka notohiziny tamy ny volotara, dia natohony hotsentsefiny Jesosy. 49 Fa
ny sasany kosa nanao hoe: Aoka hoe hizahantsika na ho avy hamonjy Azy Elia, na tsia.
50 Ary rehefa niantso tamy ny feo mahery indray Jesosy, dia nanolotra ny fanahiny.
51 Ary, indro, ny efitra lamba tao amy ny tempoly dia triatra nizara roa hatrany ambony ka hatrany ambany; dia nihorohoro ny tany, ka nitresaka ny vatolampy;
52 ary nisokatra ny fasana, ka maro ny fatin' ny olona masina izay efa nodi-mandry no natsangana,
53 ka nivoaka avy tao amy ny fasana ireo taorian'[2] ny nitsanganany Jesosy, dia nankao amy ny tanàna masina ka niseho tamy ny maro.
54 Ary ny kapiteny sy ny fehiny, izay niambina any Jesosy, raha nahita ny horohorontany mbamin' izay zavatra tonga teo, dia raiki-tahotra indrindra ka nanao hoe: Marina tokoa fa Zanak' Andriamanitra io lehilahy io.
55 Ary nisy vehivavy maro nitsinjo teny lavitra eny, izay nanaraka any Jesosy hatrany Galilia ka nanompo Azy. 56 Isan' ireny Maria Magdalena sy Maria, reniny Jakoba sy Josesy, ary ny renin' ny zanaky Zebedio.

*Ny nandevenana any Jesosy.*

|| Mar. xv. 42-47; Lio. xxiii. 50-56; Jao. xix. 38-42.

57 ARY nony hariva ny andro, dia avy ny lehilahy manan-karena anankiray, avy any Arimatia, ny anarany atao hoe Josefa, ary izy koa dia mpianatry Jesosy.
58 Izany lehilahy izany dia nankao aminy Pilato ka nangataka ny fatiny Jesosy. Dia nasainy Pilato homena azy izany. 59 Ary rehefa

[1] *Gr.* nanao blasphemia; *izahao* ix. 3.

[2] *Na:* ary taorian' etc.

nalainy Josefa ny faty ka nofono-
siny hariry madinika madio, 60 dia
naleviny tao amy ny fasany vaovao,
izay efa nolavahany tamy ny vato-
lampy; ary rehefa nanakodia vato
lehibe ho eo amy ny varavaran' ny
fasana izy, dia lasa nandeha. 61
Ary tao Maria Magdalena sy ilay
Maria anankiray ka nipetraka tan-
drifin' ny fasana.

62 Ary nony ampitson' ny andro
fiomanana, dia nivory nankeo aminy
Pilato ny lohan' ny mpisorona sy
ny Fariseo 63 ka nanao hoe: Tom-
poko, tsaroanay fa iny mpamitaka
iny, fony Izy mbola velona, dia
nanao hoe: Raha afaka hateloana,
dia hitsangana Aho. 64 Koa asao-
vy hambenana mafy ny fasana
mandra-pahatongan' ny andro faha-
telo, fandrao avy ny mpianany ka
mangalatra Azy, dia hilaza amy ny
olona hoe: Efa natsangana tamy ny
maty Izy; ka dia ho ratsy ny fitaka
farany noho ny voalohany. 65
Hoy Pilato taminy: Makà mpiam-
bina ka mandehana, ary ataovy
mafy araka izay hainareo ny fiam-
benana. 66 Ary nony lasa izy, dia
nalatsany ny mpiambina hiambina
mafy ny fasana, rehefa nasiany
tombo-kase ny vato.

*Ny nitsanganany Jesosy tamy ny maty, sy ny nisehoany tamy ny mpianany.*

|| Mar. xvi. 1-20; Lio. xxiv. 1-11; Jao. xx. 1-29.

XXVIII. ARY tamy ny alin' ny
Sabata, raha vao
nazava ratsy ny andro voalohany
amy ny herinandro, dia avy hizaha
ny fasana Maria Magdalena sy ilay
Maria anankiray. 2 Ary, indro,
nisy horohorontany mafy; fa nisy
anjelin' ny Tompo nidina avy tany
an-danitra, dia nankeo ka nanako-
dia ny vato, dia nipetraka teo am-
boniny. 3 Ary ny fijery azy dia
tahaka ny helatra, ary ny fitafiany
fotsy tahaka ny orampanala; 4 ary
ny mpiambina nivadi-po noho ny
fahatahorana azy ka tonga tahaka
ny maty.

5 Ary ny anjely namaly ka ni-
laza tamy ny vehivavy hoe: Aza
matahotra hianareo; fa fantatro fa
Jesosy, Izay efa nohomboana tamy
ny hazo fijaliana, no tadiavinareo.
6 Tsy ato Izy, fa efa nitsangana
araka izay nolazainy. Avia, ka
jereo, fa tao no nandrian' ny Tompo.
7 Ary mandehana faingana, ka
lazao amy ny mpianany fa efa ni-
tsangana tamy ny maty Izy; ary,
indro, mialoha anareo ho any Galilia
Izy; any no hahitanareo Azy; in-
dro, efa nilaza taminareo aho.

8 Dia niala faingana tamy ny
fasana izy ireo sady natahotra no
faly indrindra, dia nihazakazaka hi-
laza tamy ny mpianatra. 9 Ary,
indro, Jesosy nifanena taminy ka
nanao hoe: Finaritra. Ary izy
ireo nanatona, dia nihazona ny ton-
gony ka niankohoka teo anatrehany.
10 Dia hoy Jesosy taminy: Aza
matahotra; fa mandehana, ka asao-
vy mankany Galilia ny rahalahiko;
fa any no hahitany Ahy.

11 Ary nony nandeha izy ireo,
indreny, ny mpiambina sasany nan-
kany an-tanàna ka nilaza tamy ny
lohan' ny mpisorona ny zavatra re-
hetra izay vao niseho. 12 Ary re-
hefa niangona izy mbamy ny loho-
lona, dia niara-nihevitra ka nanome
vola be ny miaramila 13 ary nanao
hoe: Lazao hoe: Ny mpianany no
tonga alina ka nangalatra Azy, raha
sendra natory izahay; 14 ary raha
misy milaza izany amy ny gover-
nora, izahay dia hampanaiky azy ka
hanao izay tsy hampaninona anareo.
15 Dia nandray ny vola izy ka
nanao araka ny teny nomeny azy;
ary izany teny izany dia naelin' ny
Jiosy mandraka andro any.

16 Ary ny mpianatra iraika am-
by ny folo lahy dia nankany Galilia,
ho any amin' ilay tendrombohitra
nasainy Jesosy halehany. 17 Ary
nony nahita Azy izy, dia nianko-
hoka, fa ny sasany niahanahana.

18 Ary Jesosy nanatona dia ni-
teny taminy ka nanao hoe: Efa
nomena Ahy ny fahefana rehetra
any an-danitra sy etỳ an-tany; 19
koa mandehana hianareo, dia ataovy
mpianatra ny firenena rehetra, ma-
nao batisa azy ho amy ny anaran'
ny Ray sy ny Zanaka ary ny Fa-
nahy Masina 20 sady mampianatra
azy hitandrina izay rehetra nandi-
diako anareo; ary, indro, Izaho
momba anareo mandrakariva am-
bara-pahatongan' ny fahataperan'
izao tontolo izao.

---

# NY FILAZANTSARA

NOSORATANY

# MARKA.

---

*Ny aminy Jaona Mpanao batisa.*

‖ Mat. iii. 1-12; Lio. iii. 1-18.

I. NY niandohan' ny filazantsa-
rany Jesosy Kristy, Zanak'
Andriamanitra.
2 Araka izay voasoratra ao aminy
Isaia mpaminany[1] hoe:

"Indro, Izaho maniraka ny
irako hialoha Anao,
Izay hamboatra ny làlanao"
(Mal. iii. 1);
3 "Injany! misy feon' ny mian-
tso mafy any an-efitra hoe:
Amboary ny làlany Jehovah.
Ataovy mahitsy ny làlan-
kalehany" (Isa. xl. 3),

4 dia niseho Jaona, izay nanao
batisa tany an-efitra ka nitory ny
batisan' ny fibebahana ho famelan-
keloka. 5 Dia nandeha nanatona
azy ny tany Jodia rehetra sy ny
mponina rehetra tany Jerosalema,
ka nataony batisa tao amy ny ony
Jordana ireny, rehefa niaiky ny
fahotany.
6 Ary Jaona nitafy lamba volon-
drameva, ary fehin-kibo hoditra no
tamy ny valahany; ary ny fihinany
dia valala sy tantely remby. 7 Ary
nitory izy ka nanao hoe: Avy ao
aoriako Ilay Mahery noho izaho, ka
tsy miendrika hiondrika hamaha ny
fehin-kapany aza aho. 8 Izaho efa
nanao batisa anareo tamy ny rano,
fa Izy kosa hanao batisa anareo
amy ny Fanahy Masina.

*Ny nanaovana batisa any Jesosy, sy ny nakany Satana fanahy Azy, ary ny nankanesany tany Galilia.*

‖ Mat. iii. 13—iv. 17; Lio. iii. 21, 22; iv. 1-15.

9 ARY tamin' izany andro izany
dia tonga avy tany Nazareta
any Galilia Jesosy ka nataony Jaona
batisa tao Jordana. 10 Ary raha
vao niakatra avy teo amy ny rano
Izy, dia hitany ny lanitra nisoka-
tra, ary ny Fanahy nidina tahaka
ny voromailala ka nankeo amboni-
ny. 11 Ary nisy feo avy tany an-
danitra *nanao hoe:* Hianao no Zana-
ko malalako, Hianao no sitrako.
12 Ary niaraka tamin' izay dia
nampandehanin'[2] ny Fanahy ho any
an-efitra Izy. 13 Ary tany an-efitra
efa-polo andro Izy ka nalainy Satana
fanahy; ary teo amy ny bibi-dia
Izy, ary ny anjely nanompo Azy.
14 Ary rehefa voasambotra Jaona,
dia nankany Galilia Jesosy nitory

---

[1] *Na:* [ao amy ny mpaminany].

[2] *Gr.* noroahin'.

ny filazantsaran' Andriamanitra 15
ka nanao hoe: Efa tonga ny fotoana, ka efa akaiky ny fanjakan' Andriamanitra; mibebaha hianareo ka minoa ny filazantsara.

*Ny niantsoany Jesosy any Petera sy Andrea ary Jakoba sy Jaona.*

‖ Mat. iv. 18-22. (Lio. v. 1-11?)

16 ARY nony nandalo teny amoron' ny Ranomasiny Galilia Izy, dia nahita any Simona sy Andrea, rahalahiny Simona, nanarato teo amy ny ranomasina; fa mpanarato izy.
17 Ary hoy Jesosy taminy: Andeha hanaraka Ahy, fa hataoko mpanarato olona hianareo.
18 Dia nandao ny harato niaraka tamin' izay izy ka nanaraka Azy.
19 Ary rehefa nandroso kelikely Izy, dia nahita any Jakoba, zanaky Zebedio, sy Jaona rahalahiny, izay teo an-tsambokely koa namboatra ny haratony.
20 Dia niantso azy niaraka tamin' izay Izy; ary izy mirahalahy nandao any Zebedio rainy teo an-tsambokely mbamy ny olona nokaramainy, ka dia nanaraka any Jesosy.

*Ny nampianarany Jesosy tao Kapernaomy, sy ny nahasitranany ny demoniaka anankiray.*

‖ Lio. iv. 31-37.

21 ARY nankany Kapernaomy izy ireo; ary nony tamy ny Sabata, dia niditra tao amy ny synagoga niaraka tamin' izay Jesosy ka nampianatra.
22 Dia talanjona ny olona tamy ny fampianarany, satria nampianatra azy tahaka izay manana fahefana Izy, fa tsy mba tahaka ny mpanora-dalàna.
23 Ary niaraka tamin' izay dia nisy olona teo amy ny synagogany, izay azon' ny fanahy maloto; ary niantso mafy ralehilahy
24 ka nanao hoe: Moa mifaninona akory izahay sy Hianao, ry Jesosy avy any Nazareta? Avy handringana anay va Hianao? Fantatro fa Ilay Masin' Andriamanitra Hianao.
25 Ary Jesosy niteny mafy azy ka nanao hoe: Mangìna hianao ka mivoaha aminy.
26 Ary ny fanahy maloto nampifanintontsintona ny tenan' ilay marary, dia niantso tamy ny feo mahery ka niala taminy.
27 Dia gaga ny olona rehetra ka nifanontany hoe: Manao ahoana re izao zavatra izao? Fampianarana vaovao misy fahefana izao! fa ny fanahy maloto aza no didiany, ka dia manaiky Azy.
28 Ary ny lazany dia niely niaraka tamin' izay teny tontolo eny tamy ny tany rehetra erany Galilia.

*Ny nahasitranany Jesosy ny rafozambaviny Petera mbamy ny olona maro koa.*

‖ Mat. viii. 14-17; Lio. iv. 38-41.

29 ARY niaraka tamin' izay, raha nivoaka avy tao amy ny synagoga izy, dia niditra tao antranony Simona sy Andrea Jesosy ary Jakoba sy Jaona.
30 Ary ny rafozambaviny Simona nandry teo nanavin' ny tazo; ary niaraka tamin' izay dia nilaza azy taminy izy ireo.
31 Dia nanatona Jesosy ka nandray ny tànany ary nanarina azy; dia afaka ny tazony, ka dia nanompo azy izy.
32 Ary nony hariva ny andro, ka nilentika ny masoandro, dia nentina tany aminy ny marary rehetra sy ny demoniaka.
33 Ary ny tao antanàna rehetra dia tafangona teo anoloan' ny varavarana avokoa.
34 Ary nahasitrana olona maro izay nararin' ny aretina samihafa Izy sady namoaka demonia maro; ary tsy navelany hiteny ny demonia, satria nahafantatra Azy ireny.

*Ny nankanesany Jesosy tany an-tany foana, sy ny nandehanany nitety vohitra tany Galilia.*

‖ Lio. iv. 42-44.

35 ARY nifoha maraina alina koa Izy, dia nivoaka nankany an-tany foana ka nivavaka tany.
36 Ary dia nandeha nitady Azy

Simona sy ny namany. 37 Ary
nahita Azy izy, dia nanao taminy
hoe : Ny olona rehetra mitady Anao.
38 Fa hoy kosa Izy taminy : An-
deha isika hiala hankany amy ny
tanàna akaiky, mba hitoriako teny
any koa ; fa izany no nahatonga-
vako.

39 Dia nandeha Izy ka nitori-
teny tao amy ny synagogan' ny
olona erany Galilia sady namoaka
ny demonia.

*Ny nahasitranany Jesosy ilay boka.*

|| Mat. viii. 1-4 ; Lio. v. 12-16.

40 ARY nisy boka nanatona Azy
ka nitaraina taminy sady
nandohalika teo anatrehany ka na-
nao taminy hoe : Raha mety Hia-
nao, dia mahay manadio ahy. 41
Ary Jesosy dia onena azy ka nanin-
jitra ny tànany, dia nanendry azy
ka nanao taminy hoe : Mety Aho ;
madiova hianao. 42 Ary niaraka
tamin' izay dia niala taminy ny
habokany, ka dia nadio izy. 43
Ary namepetra azy mafy Jesosy, dia
nampandeha azy niaraka tamin'
izay 44 ka nanao taminy hoe : Tan-
dremo tsara mba tsy hisy holazainao
na amin' iza na amin' iza ; fa man-
dehana, misehoa amy ny mpisorona,
ka manatera ny fanadiovana anao,
izay nandidiany Mosesy, ho vavo-
lombelona amin' ireo. 45 Nefa lasa
ralehilahy ka nilazalaza sy nampiely
izany zavatra izany, ka dia tsy na-
hazo niditra miharihary tao an-
tanàna intsony Jesosy ; fa nitoetra
tany ivelany tamy ny tany foana
Izy, dia nanatona Azy ny olona avy
eny tontolo eny.

*Ny nahasitranany Jesosy an-dralehi-
lahy nararin' ny paralysisa tao
Kapernaomy.*

|| Mat. ix. 1-8 ; Lio. v. 17-26.

II. ARY nony niditra tao Kaper-
naomy indray Izy, rehefa
afaka andro vitsivitsy, dia re fa tao
an-trano Izy, 2 ka dia tafangona ny
maro, ka tsy nisy hitoerana intsony,
na dia teny anoloan' ny varavarana
aza ; ary Izy nitory ny teny taminy.

3 Ary nisy nanatona nitondra ny
anankiray mararin' ny paralysisa
ho eo aminy, izay nolanjain' efa-
dahy. 4 Ary satria tsy afaka na-
nakaiky Azy izy noho ny habetsa-
han' ny vahoaka, dia nanesorany ny
tafon' ny trano nitoerany Jesosy,
ka nony efa voasokatra, dia nampi-
dininy teo ny fandriana izay nan-
drian' ilay mararin' ny paralysisa.
5 Ary Jesosy, nony nahita ny finoan'
ireo, dia nanao tamin' ilay mararin'
ny paralysisa hoe : Anaka, voavela
ny helokao.

6 Ary nisy mpanora-dalàna sa-
sany nipetraka teo ka nieritreritra
tao am-pony hoe : 7 Nahoana ile-
hity no miteny toy izany ? Miteny
ratsy [1] Izy. Iza no mahavela he-
loka afa-tsy Iray hiany, dia Andria-
manitra ? 8 Ary niaraka tamin'
izay Jesosy dia nahalala tao am-
panahiny fa nieritreritra izany tao
am-pony ireo, dia hoy Izy tami-
ny : Nahoana hianareo no mieritre-
ritra izany zavatra izany ao am-
ponareo ? 9 Iza moa no moramora
kokoa, ny manao amin' ilay mara-
rin' ny paralysisa hoe : Voavela ny
helokao, sa ny manao hoe : Mitsan-
gàna, betao ny fandrianao, ka man-
dehana ? 10 Fa mba ho fantatrareo
fa ny Zanak' olona manana fahe-
fana etỳ ambonin' ny tany hamela
heloka, dia lazaiko aminao (hoy Izy
tamin' ilay mararin' ny paralysisa) :
11 Mitsangàna, betao ny fandria-
nao, ka modia any an-tranonao. 12
Dia nitsangana izy ka nambeta ny
fandriany niaraka tamin' izay ary
niala teo anatrehan' ny olona rehe-
tra ; dia talanjona izy rehetra ka
nankalaza an' Andriamanitra nanao
hoe : Tsy mbola nahita izay toy izao
izahay.

[1] *Gr.* manao blasphemia ; *izahao Mat.* ix. 3.

*Ny niantsoana any Levy (Matio), sy ny fanasana nataony tao an-tranony, ary ny tori-teny nataony Jesosy ny amy ny fifadian-kanina.*

|| Mat. ix. 9-17 ; Lio. v. 27-39.

13 ARY lasa nandeha teny amoron-dranomasina indray Jesosy ; ary ny vahoaka rehetra nanatona Azy, ka dia nampianatra azy Izy.

14 Ary nony nandalo Izy, dia nahita any Levy, zanaky Alfeo, nipetraka teo am-pamorian-ketra ;[1] ka hoy Izy taminy : Manaraha Ahy. Dia nitsangana izy ka nanaraka Azy.

15 Ary raha nipetraka nihinana tao an-tranony Izy, dia maro ny farantsa[2] sy ny mpanota no niaranipetraka nihinana taminy Jesosy mbamy ny mpianany ; fa nisy maro
tao, dia nanaraka Azy izy. 16 Ary
ny mpanora-dalàna, izay isan' ny Fariseo,[3] raha nahita fa niara-nipetraka nihinana tamy ny mpanota sy ny farantsa[2] Izy, dia niteny tamy ny mpianatra hoe : Miaramihinana sy misotro amy ny farantsa[2] sy ny mpanota Izy ! 17 Ary
raha nahare izany Jesosy, dia nanao taminy hoe : Tsy ny finaritra no mila mpanao fanafody, fa ny marary ; tsy tonga hiantso ny marina Aho, fa ny mpanota.

18 Ary ny mpianatry Jaona sy ny Fariseo nifady hanina tamin' izany ; dia avy izy ka nanao taminy Jesosy hoe : Nahoana ny mpianatry Jaona sy ny mpianatry ny Fariseo no mifady hanina, fa ny mpianatrao kosa tsy mba mifady ?
19 Ary Jesosy niteny taminy hoe : Mahay mifady va ny havan' ny mpampakatra, raha mbola ao aminy hiany ny mpampakatra ? Raha mbola ao aminy hiany ny mpampakatra, dia tsy mahay mifady izy.
20 Fa ho avy ny andro izay hanalana ny mpampakatra hiala ao aminy, ka amin' izany andro izany vao hifady izy. 21 Tsy misy olona
manjaitra tapa-damba tsy mbola voalòna amy ny lamba tonta ; fa raha izany, ny vaovao izay natampina dia handrompitra ny tonta, ka dia hitatra ny triatra. 22 Ary tsy
misy olona manisy divay vaovao ao anaty siny hoditra tonta ; fa raha izany, ny divay dia hahatriatra ny siny hoditra, ka dia samy ho very foana ny divay sy ny siny hoditra ; fa divay vaovao no ho ao anaty siny hoditra vaovao.

*Ny nanotazan' ny mpianatra salohim-bary tamy ny Sabata, sy ny naninian' ny Fariseo azy.*

|| Mat. xii. 1-8 ; Lio. vi. 1-5.

23 ARY nandeha namaky ny tanimbary tamy ny Sabata Jesosy ; ary ny mpianany dia nanoty ny salohim-bary teny am-pandehanana. 24 Ary ny Fariseo nanao
taminy hoe : Indro, nahoana ireo no manao izay tsy mety amy ny Sabata ? 25 Fa hoy Izy taminy : Tsy
mbola novakinareo va *ny teny milaza* ilay nataony Davida, raha reraky ny hanoanana izy mbamin' izay nanaraka azy, 26 fa niditra tao
an-tranon' Andriamanitra tamy ny androny Abiatara mpisoronabe izy ka nihinana ny mofo aseho, izay mahadiso raha misy homana izany, afa-tsy ny mpisorona hiany, ary nomeny koa izay nanaraka azy ? 27
Ary hoy Izy taminy : Ny Sabata no natao ho any ny olona, fa tsy ny olona ho any ny Sabata ; 28 ka
dia Tompon' ny Sabata aza ny Zanak' olona.

*Ny nahasitranany Jesosy ny lehilahy anankiray maty tànana tamy ny Sabata, sy ny fahatezeran' ny Fariseo tamin' izany.*

---

[1] *Izahao Mat.* ix. 9. [2] *Izahao Mat.* v. 46.
[3] *Na :* [Ary ny mpanora-dalàna sy ny Fariseo].

|| Mat. xii. 9-21; Lio. vi. 6-11.

III. ARY niditra tao amy ny sy-
nagoga indray Jesosy;
ary nisy lehilahy anankiray maty [1]
tànana teo. 2 Ary nizaha taratra
Azy ny olona, na hahasitrana io
amy ny Sabata Izy, na tsia, mba
hiampangany Azy. 3 Dia hoy Je-
sosy tamin' ilay lehilahy maty [1]
tànana: Mitsangàna etsy afovoany.
4 Ary hoy koa Izy tamy ny olona:
Inona moa no mety hatao amy ny
Sabata, ny manao soa va, sa ny
manao ratsy? ny mamonjy aina va,
sa ny mahafaty? Fa tsy nety ni-
teny ny olona. 5 Ary nony nijeri-
jery azy tamy ny fahatezerana Izy
sady nalahelo noho ny hamafin' ny
fony, dia hoy Izy tamin-dralehilahy:
Ahinjiro ny tànanao. Dia nahin-
jiny, ka sitrana ny tànany.
6 Ary lasa nivoaka ny Fariseo,
ka niaraka tamin' izay dia niray
tetika tamy ny Herodiana izy hano-
hitra any Jesosy mba hahafaty Azy.

*Ny nahasitranany Jesosy ny olona maro teo amoron' ny Ranomasiny Galilia.*

(|| Mat. xii. 15?)

7 ARY Jesosy mbamy ny mpia-
nany niala teo ka nankany
amy ny ranomasina; ary nisy olona
maro avy tany Galilia nanaraka
Azy; ary nisy olona maro koa avy
tany Jodia 8 sy Jerosalema sy
Edoma sy tany an-dafiny Jordana
ary tamy ny tany manodidina any
Tyro sy Sidona nandre izay zavatra
nataony, dia nankeo aminy.
9 Ary Izy nilaza tamy ny mpia-
nany mba hanisy sambokely hiandry
Azy noho ny habetsahan' ny va-
hoaka, fandrao mifanety aminy ireo.
10 Fa efa nahasitrana olona maro
Izy, ka dia nifanety taminy mba
hanendry Azy izay rehetra nanana
aretina.[2] 11 Ary ny fanahy ma-
loto, raha nahita Azy, dia nianko-
hoka teo anatrehany ka niantso hoe:
Hianao no Zanak' Andriamanitra.
12 Ary nandrara azy mafy Izy tsy
hanao izay hahafantarana Azy.

*Ny nanendreny Jesosy ny Apostoly roa amby ny folo lahy.*

|| Mat. x. 1-4; Lio. vi. 12-16.

13 ARY niakatra teo an-tendrom-
bohitra Jesosy ka niantso
izay tiany hankeo aminy; dia nan-
keo aminy ireo. 14 Ary nanendry
roa amby ny folo lahy Izy ho ao
aminy sy hirahiny hitori-teny 15
sady hanana fahefana hamoaka ny
demonia.
16 Ary Simona dia nomeny ana-
rana hafa koa hoe Petera; 17 ary
Jakoba, zanaky Zebedio, sy Jaona,
rahalahiny Jakoba; izy mirahalahy
dia nomeny anarana hafa koa hoe
Boanerjesy, izany hoe Zana-baratra;
18 ary Andrea sy Filipo sy Barto-
lomeo sy Matio sy Tomasy sy Ja-
koba, zanaky Alfeo, sy Tadeo sy
Simona Kananeana [3] 19 ary Jodasy
Iskariota, ilay namadika Azy.

*Ny nitadiavan' ny havany Jesosy Azy, sy ny namaliany Jesosy ny teny ratsy nataon' ny Fariseo.*

|| Mat. xii. 22-50. (Lio. viii. 19-21; xi. 14-26?)

20 ARY niditra tao an-trano Izy,
dia niangona indray ny
vahoaka, ka dia tsy nahazo nihinan-
kanina akory izy. 21 Ary ny ha-
vany, raha nandre, dia nivoaka
hihazona Azy; fa hoy ireo: Efa
very saina Izy.
22 Ary ny mpanora-dalàna izay
nidina avy tany Jerosalema dia na-
nao hoe: Manana any Belzeboba
Izy, sy hoe: Ny lohan' ny demonia
no amoahany ny demonia. 23 Ary
rehefa niantso ireo hankeo aminy
Izy, dia nanao fanoharana taminy
hoe: Hataony Satana ahoana no
famoaka any Satana? 24 Fa raha

---

[1] *Gr.* efa maina, *na* malazo.
[2] *Gr.* kapoka.
[3] *Na:* Zelota; *izahao Lio.* vi. 15.

misy fanjakana miady an-trano, dia
tsy haharitra izany fanjakana izany.
25 Ary raha misy mpiray trano
miady an-trano, dia tsy haharitra
izany mpiray trano izany. 26 Ary
raha Satana no mitsangana hano-
hitra ny tenany ka miady an-trano,
dia tsy haharitra izy, fa ho rava ny
heriny. 27 Kanefa tsy misy olona
afaka miditra ao an-tranon' ny ma-
hery ka handroba ny entany, raha
tsy afatony aloha ilay mahery, dia
vao robainy ny ao an-tranony.

28 Lazaiko aminareo marina to-
koa: Hahazo famelan-keloka ny
zanak' olombelona amy ny ota re-
hetra sy ny fitenenan-dratsy [1] rehe-
tra izay ataony; 29 fa izay miteny
ratsy [1] ny Fanahy Masina kosa dia
tsy mahazo famelan-keloka mandra-
kizay, fa miendrika hohelohina ny
amy ny ota mandrakizay izy; *izany
no nolazainy,* 30 satria ny olona
nanao hoe: Azom-panahy maloto
Izy.

31 Ary avy ny reniny mbamy ny
rahalahiny ka nijanona teo ala-trano,
dia naniraka tao aminy hiantso
Azy. 32 Ary ny vahoaka nipe-
traka manodidina Azy ka nanao ta-
miny hoe: Indreo, ato ala-trano ny
reninao sy ny rahalahinao mitady
Anao. 33 Ary Izy namaly azy ka
nanao hoe: Iza no reniko sy raha-
lahiko? 34 Ary nony nijery izay
nipetraka manodidina Azy Izy, dia
hoy Izy: Indreo ny reniko sy ny
rahalahiko! 35 Fa na iza na iza no
manao ny sitrapon' Andriamanitra,
dia izy no rahalahiko sy anabaviko
ary reniko.

*Fanoharana nataony Jesosy.*

‖ Mat. xiii. 1-52; Lio. viii. 4-18;
xiii. 18-21.

IV. ARY nampianatra teo amoron'
ny ranomasina indray Je-
sosy; ary nisy vahoaka betsaka
nanatona Azy, dia niditra teo an-
tsambokely Izy ka nipetraka teo
amy ny ranomasina; ary ny va-
hoaka rehetra dia teny an-tanety
amoron-dranomasina.

2 Ary nampianatra azy zavatra
maro tamy ny fanoharana Izy ka
nilaza tamy ny fampianarany azy
hoe: 3 Mihainoa: Indro, nivoaka
ny mpamafy mba hamafy. 4 Ary
raha namafy izy, ny sasany dia voa-
fafy teny amoron-dàlana, dia avy ny
vorona ka nandany izany. 5 Ary
ny sasany dia voafafy teny amy ny
tany marivo ambony vatolampy;
dia nalaky nitrebona ireny, satria tsy
nisy tany lalina. 6 Fa rehefa nipo-
saka ny masoandro, dia nalazo ireny;
ary satria tsy nanam-paka, dia maty
izy. 7 Ary ny sasany dia voafafy
teny amy ny tsilo; ary ny tsilo na-
niry ka nangeja azy, dia tsy namoa
izy. 8 Ary ny sasany dia voafafy
teny amy ny tany tsara, ary raha
naniry sy namoa, dia vokatra, fa
namoa: ny sasany avy telo-polo
heny, ary ny sasany avy enim-polo
heny, ary ny sasany avy zato heny.
9 Ary hoy Izy: Izay manan-tsofina
ho enti-mihaino, aoka izy hihaino.

10 Ary raha tao amy ny man-
gingina Izy, dia nanontany Azy ny
amy ny fanoharana ireo nomba Azy
mbamy ny roa amby ny folo lahy.
11 Ary hoy Izy taminy: Hianareo
no efa nomena ny zava-miafina ny
amy ny fanjakan' Andriamanitra;
fa amin' ireny izay any ivelany kosa
ny zavatra rehetra dia atao amy ny
fanoharana; 12 "mba hijery man-
drakariva hiany izy, fa tsy hahita;
ary mba handre mandrakariva hiany
izy, fa tsy hahafantatra; fandrao
hibebaka izy, ka havela ny helony"
(Isa. vi. 9, 10). 13 Ary hoy Izy
taminy: Tsy azonareo va ilay fano-
harana teo? koa hataonareo ahoana
no fahafantatra ny fanoharana re-
hetra? 14 Ny mpamafy dia mamafy
ny teny. 15 Ary ireto no ilay teo
amoron-dàlana, dia izay amafazana
ny teny, fa rehefa nandre izy, dia

[1] *Gr.* blasphemia; *izahao Mat.* ix. 3.

avy miaraka amin' izay Satana ka
manaisotra ny teny izay nafafy tao
aminy. 16 Ary tahaka izany koa,
ireto no ilay voafafy teny amy ny
tany marivo ambony vatolampy, dia
izay mandre ny teny ka malaky
mandray izany amy ny hafaliana;
17 nefa tsy manam-paka ao anatiny
ireny, fa maharitra vetivety foana;
koa rehefa afaka izany, ka tonga
izay fahoriana na fanenjehana noho
ny teny, dia tafintohina miaraka
amin' izay izy. 18 Ary misy hafa
koa izay voafafy teny amy ny tsilo,
dia ireo no ilay nandre ny teny, 19
fa ny fiahiahiana izao fiainana izao
sy ny fitaky ny harena ary ny filana
ny zavatra hafa miditra, dia man-
geja ny teny, ka tsy mamoa izy. 20
Ary ireto no ilay voafafy teny amy
ny tany tsara, dia izay mandre ny
teny ka mandray azy, dia mamoa:
ny sasany avy telo-polo heny, ny
sasany avy enim-polo heny, ary ny
sasany avy zato heny.

21 Ary hoy Izy taminy: Moa
entina[1] va ny jiro mba hosaronana
ny vata famarana, na hatao ao am-
banin' ny farafara? Tsy hatao eo
amy ny fanaovan-jiro va izy? 22
Fa tsy misy takona izay tsy ho hita,
na miafina izay tsy haseho. 23 Raha
misy olona manan-tsofina ho enti-
mihaino, aoka izy hihaino.

24 Ary hoy Izy taminy: Diniho
izay teny renareo; araka ny ohatra
anoharanareo hiany no hanoharana
ho anareo, ary homena mihoatra aza
hianareo. 25 Fa izay manana no
homena; ary ny amin' izay tsy ma-
nana, na dia izay ananany aza dia
halaina aminy.

26 Ary hoy Izy: Toy izao ny
fanjakan' Andriamanitra: tahaka
ny lehilahy mamafy voa amy ny
tany 27 ka matory sy mahatsiaro
isan-alina sy isan-andro; ary ny voa
dia mitsimoka ka maniry, nefa tsy
fantany ny faniriny. 28 Fa ny
tany mahavokatra ho azy: voalo-
hany misy tahony, dia teraka, ary
rehefa izany, dia feno voa. 29 Fa
rehefa azo jinjana izy, dia jinjany
miaraka amin' izay, fa efa tonga ny
fararano.

30 Ary hoy Izy: Ahoana no
hanoharantsika ny fanjakan' An-
driamanitra, ary inona no fanoha-
rana hanoharantsika azy? 31 Ta-
haka ny voan-tsinapy izy, izay kely
noho ny voa rehetra, raha vao afafy
amy ny tany; 32 fa rehefa voafafy
kosa izy, dia maniry ka tonga lehibe
noho ny anana rehetra, ary man-
drantsana vaventy, ka azon' ny
voro-manidina itoerana ny alokalony.

33 Ary fanoharana maro toy izany
no nanambarany ny teny taminy,
araka izay hainy hohenoina. 34
Ary raha tsy tamy ny fanoharana
dia tsy niteny taminy Izy; ary tamy
ny mangingina no nilazany tamy
ny mpianany ny hevitr' ireo rehetra
ireo.

*Ny nampitsaharany Jesosy ny tafio-drivotra.*

|| Mat. viii. 23-27; Lio. viii. 22-25.

35 ARY androtrizay hiany, rehefa
hariva ny andro, dia hoy
Izy taminy: Andeha isika hita ho
eny am-pita. 36 Ary rehefa nam-
podin' *ny mpianany* ny vahoaka, dia
nentiny tamin' io sambokely io
tamin' izao hiany Jesosy. Ary
nisy sambokely sasany koa niaraka
taminy.

37 Ary nisy tafio-drivotra ma-
hery, ary nianjerazeran' ny alon-
drano ny sambokely ka nila ho feno
rano. 38 Ary Jesosy natory teo
am-bodin' ny sambokely tambonin'
ny ondana; ary namoha Azy izy
ireo ka nanao taminy hoe: Mpam-
pianatra ô, tsy mampaninona Anao
va izao hahafatesanay izao? 39 Ary
nifoha Izy, dia niteny mafy ny rivo-
tra sady nilaza tamy ny ranomasina
hoe: Mangìna, mitsahara. Ary dia
nitsahatra ny rivotra, ka tony tsara

[1] *Gr.* avy.

ny andro. 40 Ary hoy Izy taminy :
Nahoana no saro-tahotra hianareo ?
Tsy mbola manam-pinoana va hia-
nareo ? 41 Ary natahotra indrindra
izy ireo ka niresaka hoe : Iza moa
ity, fa ny rivotra sy ny ranomasina
aza manaiky Azy ?

*Ny namoahany Jesosy ny demonia maro tamy ny lehilahy tao amy ny tanin' ny Gerasena.*

‖ Mat. viii. 28-34 ; Lio. viii. 26-39.

V. ARY tonga teny am-pitan' ny ra-
nomasina tao amy ny tanin'
ny Gerasena izy ireo. 2 Ary nony
niala teo an-tsambokely Izy, niaraka
tamin' izay dia nisy lehilahy azom-
panahy maloto nivoaka avy teny
amy ny fasana ka nifanena taminy,
3 fa nitoetra tao amy ny fasana izy ;
ary tsy nisy olona nahafatotra azy
intsony na dia tamy ny gadra aza.
4 Fa efa nafatony matetika tamy
ny gadra, na ny tànany, na ny ton-
gony ; nefa ny gadra tamy ny tànany
notapahiny, ary ny gadra tamy ny
tongony notorotoroiny, ka tsy nisy
olona nahafolaka azy. 5 Ary man-
drakariva, na andro na alina, dia
nitoetra teny amy ny fasana sy teny
an-tendrombohitra izy ka ninana-
nana sady niteti-tena tamy ny vato.
6 Fa nony nahita any Jesosy teny
lavitra eny izy, dia nihazakazaka ka
niankohoka teo anatrehany 7 sady
niantso tamy ny feo mahery hoe :
Moa mifaninona akory izaho sy
Hianao, ry Jesosy, Zanak' Andria-
manitra Avo Indrindra ô ? Ampia-
nianiko amin' Andriamanitra Hia-
nao, aza mampijaly ahy,—8 satria
Jesosy efa nanao taminy hoe : Mi-
voaha amin' ity lehilahy ity, ry
fanahy maloto. 9 Dia nanontany
azy Jesosy hoe : Iza moa no anara-
nao ? Ary izy namaly hoe : Legiona
no anarako, satria maro izahay. 10
Ary nifona mafy taminy izy mba
tsy horoahiny hiala amin' izany
tany izany.

11 Ary nisy kisoa maro andiany
iray nandrasana teny akaikin' ny
tendrombohitra. 12 Ary nifona
taminy ireo ka nanao hoe : Alefaso
izahay ho any anatin' ny kisoa mba
hiditra any aminy. 13 Dia nekeny
Jesosy. Ary ny fanahy maloto,
rehefa nivoaka, dia niditra tao ana-
tin' ny kisoa ; ary ireo kisoa andiany
ireo nitratrevatreva teny amy ny
hantsana ho any amy ny ranomasina
(tokony ho roa arivo no isany), ka
dia maty [1] tany amy ny ranomasina
izy.

14 Ary ny mpiandry azy dia nan
dositra ka nilaza tao an-tanàna sy
tany an-tsaha. Dia nandeha ny
olona mba hizaha izany zavatra
izany ; 15 ary tonga tany aminy
Jesosy izy ka nahita ilay demoniaka,
izay nisy ny legiona, fa indro izy
nipetraka nitafy lamba sady ary
saina ; ka raiki-tahotra ny olona.
16 Ary izay efa nahita dia nilaza-
laza tamy ny olona izay natao tamin'
ilay demoniaka sy ny amy ny kisoa.
17 Ary nifona taminy Jesosy izy
mba hiala amy ny taniny.

18 Ary rehefa hiondrana teo an-
tsambokely Jesosy, dia nangataka
taminy ilay demoniaka mba hana-
raka Azy. 19 Nefa tsy navelany
Jesosy izy ; fa hoy Izy taminy :
Modia hiany any an-tranonao ho
any amy ny havanao, ka lazao aminy
izay zavatra lehibe nataon' ny Tompo
taminao sy ny namindrany fo tami-
nao. 20 Dia nandeha izy ka nitory
tany Dekapolisy izay zavatra lehibe
efa nataony Jesosy taminy ; ka dia
gaga ny olona rehetra.

*Ny nahasitranany Jesosy ilay vehivavy narary roa amby ny folo taona, sy ny nananganany ny zanakavaviny Jaïro tamy ny maty.*

‖ Mat. ix. 18-26 ; Lio. viii. 40-56.

21 ARY rehefa nita an-tsambo-
kely indray Jesosy ka tonga

[1] *Gr.* kenda.

teny am-pita, dia nisy vahoaka betsaka tafangona teo aminy; ary teo amoron-dranomasina Izy. 22 Dia avy ny anankiray tamy ny mpanapaka ny synagoga, Jaïro no anarany; ary rehefa nahita any Jesosy izy, dia niankohoka teo amy ny tongony 23 ka niangavy fatratra taminy hoe: Marary efa ho faty ny zanako-vavy kely; andeha re, ametraha ny tànanao aminy, mba ho sitrana [1] izy ka ho velona. 24 Dia nandeha niaraka taminy Izy; ary nisy vahoaka betsaka nanaraka Azy ka nifanety taminy.

25 Ary nisy vehivavy anankiray izay efa narary [2] roa amby ny folo taona 26 sady efa niaritra zavatra be tamy ny mpanao fanafody maro ka nandany ny fananany rehetra, nefa tsy nety sitrana, fa vao mainka nihanarary kokoa aza; 27 koa rehefa nahare ny aminy Jesosy izy, dia nankeo ivohony namaky ny vahoaka ary nanendry ny lambany. 28 Fa hoy izy: Na dia ny fitafiany hiany aza no voatendriko, dia ho sitrana [2] aho. 29 Ary niaraka tamin' izay dia ritra ny loharanon' aretiny,[3] ka tsaroany tao amy ny tenany fa sitrana izy.

30 Ary niaraka tamin' izay dia fantatry Jesosy fa nisy hery niala taminy, dia nihodina teo afovoan' ny vahoaka Izy ka nanao hoe: Iza izany nanendry ny lambako izany? 31 Fa hoy ny mpianany taminy: Hitanao izao vahoaka mifanety aminao izao, ka hoy Hianao va: Iza no nanendry Ahy? 32 Ary nijery manodidina Izy hizaha ny vehivavy izay efa nanao izany. 33 Fa raikitahotra sady tora-kovitra ravehivavy, satria fantany izay natao taminy, ka dia nankeo aminy izy ka niankohoka teo anatrehany ary nanambara taminy ny marina rehetra. 34 Ary hoy Izy taminy: Anaka, ny finoanao no nahasitrana [4] anao; mandehana soa aman-tsara, ary sitràna amy ny aretinao.

35 Raha mbola niteny Jesosy, dia nisy tonga avy tany amin' ilay mpanapaka ny synagoga ka nanao hoe: Efa maty ny zanakao-vavy; nahoana hianao no mbola manahirana ny Mpampianatra hiany? 36 Fa tsy nahoany Jesosy izany teny nataony izany, fa [5] hoy Izy tamin' ilay mpanapaka ny synagoga: Aza matahotra, minoa fotsiny hiany. 37 Ary tsy nisy olona navelany hanaraka Azy afa-tsy Petera sy Jakoba ary Jaona, rahalahiny Jakoba.

38 Ary dia tonga tao an-tranon' ilay mpanapaka ny synagoga izy ireo, ka hitany Jesosy ny tabataba, dia ny olona izay nitomany sy ninaonaona be hiany. 39 Ary rehefa niditra Izy, dia niteny taminy hoe: Nahoana hianareo no mitabataba sy mitomany? Tsy maty razazavavy, fa matory. 40 Dia nihomehy Azy fatratra ny olona. Fa nandroaka azy rehetra Izy, dia nitondra ny ray aman-drenin-drazazavavy mbamin' izay olona teo aminy ka niditra tao amin' izay nisy an-drazazavavy. 41 Dia nandray ny tànan-drazazavavy Izy ka niteny taminy hoe: Talita komy, izany hoe, raha adika: Ry zazavavy, hoy Izaho aminao: Mitsangàna. 42 Dia nitsangana niaraka tamin' izay razazavavy ka afanandeha; fa efa roa amby ny folo taona izy. Ary niaraka tamin' izay dia talanjona indrindra ny olona. 43 Ary Jesosy nandrara azy mafy mba tsy ho fantatr' olona izany; ary nasainy nomena hanina razazavavy.

*Ny nampianarany Jesosy tany amy ny taniny, sy ny tsi-finoan' ny olona Azy.*

|| Mat. xiii. 53-58. (Lio. iv. 14-30 ?)

VI. ARY niala teo Izy ka tonga tany amy ny taniny, sady

---

[1] *Gr.* voavonjy. [2] *Gr.* narary nandeha ra. [3] *Gr.* fandehanan' ny rany.
[4] *Gr.* namonjy. [5] *Na:* Ary nony reny Jesosy ny teny nataony, dia.

nanaraka Azy ny mpianany. 2 Ary
rehefa tonga ny Sabata, dia nampia-
natra tao amy ny synagoga Izy;
ary maro izay nihaino Azy dia talan-
jona indrindra ka nanao hoe: Taiza
no nahazoan' ilehity izany zavatra
izany, ary manao ahoana ny fahen-
drena nomena Azy sy izao asa lehibe
ataon' ny tànany izao? 3 Tsy ilay
mpandrafitra, zanaky Maria, ary
rahalahiny Jakoba sy Josesy sy
Jodasy sy Simona va ilehity? Ary
tsy etỳ amintsika va ireo anabaviny?
Dia tafintohina taminy izy.
4 Fa hoy Jesosy taminy: Tsy
misy mpaminany tsy hajaina afa-tsy
eo amy ny taniny sy ny havany ary
ny ankohonany hiany. 5 Ary tsy
nahazo nampiseho hery akory Izy
teo, afa-tsy ny nametraka ny tànany
tamy ny olona marary vitsy foana
ka nahasitrana azy. 6 Ary gaga
Izy noho ny tsi-finoany.
Dia nitety ny vohitra manodidina
Izy ka nampianatra.

*Ny teny nataony Jesosy tamy ny Apostoly roa amby ny folo lahy tamy ny nanirahany azy hitoriteny.*

|| Mat. x. 1-42; Lio. ix. 1-6.

7 ARY niantso ny roa amby ny
folo lahy hankeo aminy Izy
ka naniraka azy tsiroaroa sy nanome
azy fahefana hamoaka fanahy ma-
loto. 8 Ary nandrara azy Izy mba
tsy hitondra zavatra ho any amy ny
halehany, na hanina, na kitapo, na
vola [1] ao amy ny fehin-kibony, afa-
tsy tehina hiany. 9 Fa asio kapa
ny tongotrareo; ary aza mitondra
akanjo roa. 10 Ary hoy koa Izy
taminy: Izay trano hidiranareo, dia
mitoera ao mandra-pialanareo any.
11 Ary izay tanàna tsy hampandroso
anareo, na tsy hihaino anareo, raha
miala hianareo, dia ahintsano ny
vovoka ao am-paladianareo ho vavo-
lombelona aminy.
12 Dia lasa nandeha izy ireo ka
nitory fa tokony hibebaka ny olona.
13 Ary demonia maro no navoaka-
ny; ary nohosorany diloilo ny ma-
rary maro ka nositraniny.

*Ny aminy Heroda sy Jaona Mpanao batisa.*

|| Mat. xiv. 1-12; Lio. iii. 19, 20; ix. 7-9.

14 ARY nahare izany Heroda
mpanjaka (fa efa nalaza
ny anarany Jesosy), dia hoy izy:
Jaona Mpanao batisa efa nitsangana
tamy ny maty izay, ka izany no
ananany hery hanao ireo asa lehibe
ireo. 15 Fa hoy ny sasany: Elia
Izy; ary hoy ny sasany: Mpamina-
ny Izy, dia toy ny anankiray amy
ny mpaminany. 16 Ary rehefa
nahare izany Heroda, dia hoy izy:
Jaona izay, ilay notapahiko ny loha-
ny; efa nitsangana izy.
17 Fa Heroda hiany no naniraka
sy nisambotra any Jaona ka nama-
totra azy tao an-trano-maizina noho
ny aminy Herodiasy, vadiny Filipo
rahalahiny; fa nanambady azy izy.
18 Fa Jaona efa nilaza taminy He-
roda hoe: Diso hianao, raha manam-
bady ny vadin' ny rahalahinao. 19
Ary Herodiasy dia nanao otri-po ta-
miny ka naniry hahafaty azy, nefa
tsy nahazo. 20 Fa Heroda nataho-
tra any Jaona, satria fantany fa le-
hilahy marina sy masina izy, ka dia
niaro azy izy; ary rehefa nandre
azy izy, dia very hevitra be hiany; [2]
ary nihaino azy tamy ny hafaliana
izy.
21 Ary rehefa tonga izay andro
antonona, dia ilay nanaovany He-
roda fanasana ho any ny lehibe sy
ny mpifehy arivo ary ny loholona
tany Galilia tamy ny andro fahatsi-
arovana ny [3] nahaterahany, 22 ka
niditra ny zanakavaviny Herodiasy
ary nandihy ka nahafaly any Heroda
mbamin' izay niara-nipetraka nihi-
nana teo aminy, dia hoy ny mpan-

[1] *Gr.* varahina.
[2] *Na:* [nanao zavatra maro].
[3] *Na:* tamy ny fitsingerenan' ny taona.

jaka tamin-drazazavavy: Angataho
amiko izay tianao na inona na
inona, dia homeko anao. 23 Ary
nianiana taminy hoe izy: Na inona
na inona hangatahinao amiko dia
homeko anao na dia hatramy ny
antsasaky ny fanjakako aza. 24
Dia nivoaka razazavavy ka nanao
tamin-dreniny hoe: Inona no hanga-
tahiko? Ary hoy reniny: Ny loha-
ny Jaona Mpanao batisa. 25 Dia
niditra faingana niaraka tamin' izay
izy ho ao amy ny mpanjaka ka nan-
gataka hoe: Tiako raha homenao
ahy faingana eto an-dovia ny lohany
Jaona Mpanao batisa. 26 Dia na-
lahelo indrindra ny mpanjaka, ka-
nefa noho ny fianianany sy ny olona
izay nipetraka nihinana teo dia tsy
sahy nandà azy izy. 27 Ary niara-
ka tamin' izay ny mpanjaka dia
naniraka mpiambina, ka nasainy
nentiny ny lohany Jaona. Ary dia
nandeha izy, ka notapahiny tao an-
trano-maizina ny lohany. 28 Dia
nentiny teo an-dovia ny lohany ka
nomeny an-drazazavavy; ary raza-
zavavy kosa dia nanome azy an-
dreniny. 29 Ary rehefa nandre
izany ny mpianany, dia tonga ka
naka ny faty ary nandevina azy.

*Ny nampihinanany Jesosy ny olona tsy omby dimy arivo.*

‖ Mat. xiv. 13-23; Lio. ix. 10-17; Jao. vi. 1-15.

30 ARY ny Apostoly niangona
teo aminy Jesosy ka ni-
laza taminy izay rehetra efa natao-
ny mbamin' izay nampianariny. 31
Ary hoy Jesosy taminy: Avia hia-
nareo hitokana any an-tany foana,
ka mialà sasatra kelikely (fa maro
no nifamoivoy, ka tsy nisy hihina-
nana aza). 32 Dia nandeha an-
tsambokely izy hitokana any an-tany
foana.
33 Ary ny olona nahita azy
mandeha, sady betsaka no nahalala
any Jesosy, dia niala avy teny amy
ny tanàna rehetra ny olona ka ni-
hazakazaka nandeha an-tanety,[1] dia
tonga talohany.
34 Ary nony niala Jesosy, dia
nahita vahoaka betsaka Izy ka
onena azy, fa tahaka ny ondry tsy
manana mpiandry ireo; dia nampia-
natra azy zavatra maro Izy.
35 Ary rehefa hariva ny andro,
dia nanatona Azy ny mpianany ka
nanao koe: Tany foana ity, ka efa
hariva ny andro ankehitriny; 36
ravao ny olona mba hankanesany
eny an-tsaha sy eny amy ny vohitra
manodidina hividy hanina ho azy.
37 Fa Izy namaly ka nanao taminy
hoe: Omeonareo hanina izy. Fa
hoy kosa izy ireo taminy: Handeha
hividy mofo izay azon' ny denaria
roan-jato va izahay, ka homenay azy
hohaniny? 38 Fa hoy Izy taminy:
Misy mofo firy any aminareo? An-
deha, izahao. Ary rehefa fantany,
dia hoy izy: Dimy sy hazandrano
roa.
39 Dia nasainy Jesosy nampipe-
traka ny olona rehetra hatao an-
tokotokony eny ambonin' ny ahi-
maitso izy. 40 Dia nipetraka an-
tokony zato sy dimam-polo avy ny
olona. 41 Ary rehefa voarainy
Jesosy ny mofo dimy sy ny hazan-
drano roa, dia niandrandra ny lani-
tra Izy ka nisaotra, dia novakiny
ny mofo ka natolony ny mpianatra
mba harosony eny anoloan' ny olona;
ary ny hazandrano roa nozarainy
tamy ny olona rehetra. 42 Ary
samy nihinana avokoa ny olona re-
hetra ka voky. 43 Ary nangoniny
izay sombintsombin' *ny mofo* sy ny
hazandrano, ka dia nahafeno harona
roa amby ny folo. 44 Ary izay
nihinana ny mofo dia dimy arivo
lahy.
45 Ary niaraka tamin' izay Je-
sosy dia nanery ny mpianany hion-
drana an-tsambokely hita hialoha
ho any Betsaida, mandra-pandrà-
vany ny vahoaka. 46 Ary rehefa

[1] *Na:* nandeha tongotra.

nanao veloma ny olona Izy, dia lasa
nankany an-tendrombohitra hiva-
vaka.

*Ny nitsangantsanganany Jesosy tambonin' ny ranomasina.*

‖ Mat. xiv. 24-36; Jao. vi. 16-21.

47 ARY nony hariva ny andro,
dia efa mby teo ampovoan'
ny ranomasina ny sambokely, ary
Izy irery hiany no teo an-tanety.
48 Ary nahita azy ireo sahirana
nivoy fatratra Izy, fa notohain' ny
rivotra; ary tokony ho tamy ny
fiambenana fahefatra amy ny alina
dia nankeny aminy nitsangantsan-
gana tambonin' ny ranomasina Je-
sosy ka nikasa handalo azy. 49
Ary rehefa hitany nitsangantsan-
gana tambonin' ny ranomasina Izy,
dia nataony ho matoatoa, ka niantso
mafy izy ireo. 50 Fa izy rehetra
samy nahita Azy avokoa, ka dia
raiki-tahotra. Ary Izy niteny ta-
miny niaraka tamin' izay ka nanao
taminy hoe: Matokia, fa Izaho
hiany; aza matahotra. 51 Ary
niakatra nankeo aminy teo an-tsam-
bokely Izy; dia nitsahatra ny rivo-
tra, ka dia talanjona izy ireo. 52
Ary tsy fantany ny amy ny mofo;
fa efa mafy ny fony.

53 Ary nony tafita izy, dia tonga
teo amy ny tany Genesareta ka
niantsona teo. 54 Ary raha niala
teo an-tsambokely izy, dia nahalala
any Jesosy niaraka tamin' izay ny
olona teo 55 ka nihazakazaka tamin'
izany tany rehetra izany ary niton-
dra ny marary tamy ny fandriana
ho any amin' izay reny fa nitoerany.
56 Ary na taiza na taiza no nidi-
rany Jesosy, na tao amy ny vohitra,
na tao an-tanàna, na tany an-tsaha,
dia napetraka teo an-kianja ny ma-
rary, ary ny olona nangataka ha-
nendry na dia ny somotraviavin-
dambany hiany aza; ary sitrana[1]
izay rehetra nanendry Azy.

*Tori-teny nataony Jesosy ny amy ny fanaon-drazana.*

‖ Mat. xv. 1-20.

VII. ARY niangona teo aminy ny
Fariseo sy ny mpanora-
dalàna sasany, izay avy tany Jero-
salema 2 ka nahita ny mpianatra
sasany fa nihinan-kanina tamy ny
tànana tsy madio, izany hoe, tsy
voasasa. 3 (Fa ny Fariseo sy ny
Jiosy rehetra tsy mba mihinana,
raha tsy efa manasa tsara[2] ny tàna-
ny, satria mitana ny fampianarana
voatolotry ny razana izy. 4 Ary
raha avy any an-tsena, dia tsy mihi-
nana izy, raha tsy misasa aloha.
Ary misy fomba maro koa izay no-
raisiny hotanana, dia ny manasa
kapoaka sy famarana[3] mbamin'
izay fanaka varahina).[4]

5 Dia nanontany Azy ny Fariseo
sy ny mpanora-dalàna hoe: Nahoana
ny mpianatrao no tsy manaraka ny
fampianarana voatolotry ny razana,
fa mihinan-kanina amy ny tànana
tsy misasa izy?

6 Fa Jesosy nanao taminy hoe:
Marina ny naminaniany Isaia ana-
reo mpihatsaravelatsihy, araka ny
voasoratra hoe:

"Ity firenena ity manaja Ahy
amy ny molony,
Fa ny fony kosa lavitra Ahy.
7 Koa foana ny ivavahan' ireo
amiko,
Raha mampianatra ny didin'
olombelona ho fampiana-
rana izy" (Isa. xxix. 13).

8 Mahafoy ny didin' Andriamanitra
hianareo ka mitana ny fanaon' ny
olona.

9 Ary hoy koa Izy taminy: Hay!
tsara ny nahafoizanareo ny didin'
Andriamanitra mba hitandrema-
nareo ny fampianarana voatolotra
anareo! 10 Fa hoy Mosesy: "Ma-
najà ny rainao sy ny reninao" (Eks.
xx. 12), ary koa: "Izay miteny

[1] *Gr.* voavonjy.
[3] *Gr.* sekstaria.
[2] *Gr.* sasàny amy ny totohondry.
[4] *Ampio hoe:* [ary farafara].

ratsy ny rainy sy ny reniny dia
hatao maty tokoa" (Eks. xxi. 17).
11 Fa hoy kosa hianareo: Raha
misy olona milaza amy ny rainy na
amy ny reniny hoe: Efa korbana
(izany hoe, fanatitra *ho an' Andria-
manitra*) izay rehetra tokony haha-
zoanao soa avy amiko, 12 dia[1] tsy
avelanareo hanao na inona na inona
ho any ny rainy sy ny reniny in-
tsony izy, 13 ka dia foananareo ny
tenin' Andriamanitra amy ny fam-
pianarana voatolotra anareo, izay
nasainareo hotandremana; ary za-
vatra maro mifanahatahaka amin'
izany koa no ataonareo.

14 Ary niantso ny vahoaka han-
keo aminy indray Izy ka nanao
taminy hoe: Mihainoa Ahy hianareo
rehetra, ka mahafantara. 15 Fa
tsy ny zavatra avy eo ivelany izay
miditra ao anatin' ny olona no ma-
haloto azy; fa izay mivoaka avy ao
anatin' ny olona no mahaloto azy.[2]

17 Ary rehefa niala teo amy ny
vahoaka Izy ka niditra tao an-trano,
dia nanontany Azy ny mpianany ny
amin' izany fanoharana izany. 18
Ary hoy Izy taminy: Hay! hia-
nareo koa aza mba tsy mahafanta-
tra! Tsy fantatrareo va fa izay
rehetra eo ivelan' ny olona ka mi-
ditra ao anatiny dia tsy mahaloto
azy, 19 satria tsy miditra ao am-
pony izany, fa ao an-kibony hiany,
ka dia mivoaka ao amy ny fivoa-
hana; *izany no nolazainy* mba ha-
hadio ny hanina rehetra. 20 Ary
hoy Izy: Izay mivoaka avy ao amy
ny olona, dia izany no mahaloto
azy. 21 Fa avy ao anatin' ny
olona, dia avy ao am-pony, no ivoa-
han' ny sain-dratsy, dia ny fijanga-
jangana, ny halatra, ny vonoan-
olona, ny fakam-badin' olona, 22 ny
fieremana, ny lolom-po, ny fitaka,
ny fijejojejoana, ny maso ratsy, ny
fitenenan-dratsy,[3] ny avonavona, ny
fahadalana: 23 izany zava-dratsy
rehetra izany no mivoaka avy ao
anatin' ny olona ka mahaloto azy.

*Ny nahasitranany Jesosy ny zana-kavavin' ilay vehivavy Kananita.*

|| Mat. xv. 21-28.

24 ARY niala teo Jesosy ka lasa
nankany amy ny sisin-
taniny Tyro sy Sidona; dia niditra
tao an-trano Izy, ary tsy tiany ho
fantatry ny olona izany; kanefa tsy
nahazo niery Izy. 25 Fa niaraka
tamin' izay dia nisy vehivavy anan-
kiray nandre ny aminy (ny zanani-
vavy tanora dia azom-panahy ma-
loto), dia nankao ka niankohoka
tamy ny tongony. 26 Ary jenti-
lisa ravehivavy, avy amy ny firenena
Syro-foinika; dia nangataka taminy
izy mba hamoaka ny demonia amy
ny zanani-vavy. 27 Fa hoy Jesosy
taminy: Aoka ho voky aloha ny
zaza; fa tsy mety raha maka ny
mofon-jaza ka manipy azy ho any
ny amboakely. 28 Fa ravehivavy
namaly ka nanao taminy hoe: Eny,
Tompoko; kanefa na dia ny am-
boakely ao ambanin' ny latabatra
aza dia mba mihinana ny sombin-
tsombin' ny mofon-jaza hiany. 29
Dia hoy Jesosy taminy: Noho izany
teny izany mandehana hianao; efa
nivoaka tamy ny zanakao-vavy ny
demonia. 30 Ary raha tonga tao
an-tranony ravehivavy, dia hitany
nandry teo ambonin' ny farafara ny
zanani-vavy, ary ny demonia efa
nivoaka taminy.

*Ny nahasitranany Jesosy ny lehilahy anankiray marenina sady raiki-dela.*

|| Mat. xv. 29-31.

31 ARY Jesosy niala indray tamy
ny sisin-taniny Tyro, dia
namaky any Sidona sy ny tany

[1] *Na: dia voafehin' ny voadiny izy.* Ary dia, etc.
[2] *Ampio hoe:* 16 [Raha misy manan-tsofina ho enti-mihaino, aoka izy hihaino].
[3] *Gr.* blasphemia; *izahao Mat.* ix. 3.

Dekapolisy ka nankany amoron' ny
Ranomasiny Galilia.
32 Ary nisy marenina sady raiki-
dela anankiray nentiny tany aminy,
ka nangataka taminy ireo mba ha-
metrahany tànana. 33 Ary niton-
dra an-dralehilahy nitanila niala teo
amy ny vahoaka Izy, dia nangarona
ny sofiny tamy ny rantsan-tànany,
dia nandrora ka nanendry ny lelany;
34 ary niandrandra ny lanitra Izy,
dia nisento ka nanao taminy hoe:
Efata, izany hoe: Maladia. 35 Dia
nalady ny sofiny, sady voavaha ny
fatoran' ny lelany, ka dia nahateny
tsara izy.
36 Ary nandrara ny olona teo
Jesosy mba tsy hilazalaza na amin'
iza na amin' iza; fa na dia norarany
aza izy, dia vao mainka nampiely
izany bebe kokoa. 37 Dia talan-
jona indrindra ny olona ka nanao
hoe: Tsara ny nanaovany ny zava-
tra rehetra; fa sady mampahalady
ny marenina Izy no mampiteny ny
moana.

*Ny nampihinanany Jesosy ny olona efatra arivo, sy ny teny nentiny namaly ny Fariseo izay nitady famantarana avy any an-danitra.*

|| Mat. xv. 32—xvi. 4.

VIII. TAMIN' izany andro izany,
nony betsaka indray ny
vahoaka teo sady tsy nanan-koha-
nina izy, dia nantsoiny Jesosy hana-
tona Azy ny mpianany ka nilazany
hoe: 2 Mahonena Ahy ireto vaho-
aka, fa hateloana izay no nitoerany
taty amiko, sady tsy manan-koha-
nina izy; 3 koa raha hampodiko ho
any an-tranony mbola tsy nihinana
izy, dia ho reraka eny an-dàlana,
sady avy lavitra ny sasany. 4 Fa
ny mpianany namaly Azy hoe: Aiza
no hahazoana mofo atỳ an-efitra ha-
havoky ireto olona ireto! 5 Ary
Izy nanontany azy hoe: Misy mofo
firy any aminareo? Ary hoy ireo:
Fito.
6 Dia nasainy nipetraka tamy ny
tany ny vahoaka; ary dia nandray
ny mofo fito Izy, ka rehefa nisaotra,
dia novakiny ka natolony ny mpia-
nany mba harosony; dia narosony
teny anoloan' ny vahoaka izany. 7
Ary nisy hazandrano madinika vitsy
tao aminy; ka rehefa nanaovany
Jesosy fisaorana ireo, dia nasainy
naroso teny anoloany koa. 8 Ary
nihinana ny olona, ka dia voky;
ary nangoniny ny sombintsombiny
sisa tsy lany, ka nisy fito sobiky.
9 Ary tokony ho efatra arivo ireo.
Dia nampodiny izy.
10 Ary niaraka tamin' izay dia
niondrana an-tsambokely Izy mbamy
ny mpianany ka tonga tany amy ny
fari-taniny Dalmanota.
11 Ary ny Fariseo nankany, dia
niady hevitra taminy ary naka fa-
nahy Azy ka nitady famantarana
avy any an-danitra. 12 Ary nisento
mafy am-panahy Jesosy ka nanao
hoe: Nahoana ity taranaka ity no
mitady famantarana? Lazaiko ami-
nareo marina tokoa fa tsy homena
famantarana akory ity taranaka ity.
13 Ary nandao azy Izy, dia nion-
drana indray ka lasa nankeny am-
pita.

*Ny nananarany Jesosy ny mpianany tsy hanaiky ny fampianaran' ny Fariseo.*

|| Mat. xvi. 5-12.

14 ARY tsy tsaroan' ireo ny
hitondra mofo, ka tsy nisy
teo an-tsambokely afa-tsy mofo iray
hiany. 15 Dia nananatra azy Izy
ka nanao hoe: Mihevera, ka mitan-
drema hianareo, fandrao azon' ny
masirasiran' ny Fariseo sy ny masi-
rasirany Heroda. 16 Ary niara-ni-
saina izy ka nanao hoe: Ny tsy
nitondrantsika mofo angaha izany.
17 Ary Jesosy nahalala izany, dia
nanao taminy hoe: Nahoana hia-
nareo no miara-misaina, satria tsy
manana mofo? Tsy mbola mahazo
an-tsaina na mahafantatra va hia-
nareo? Efa mafy va ny fonareo?
18 Mana-maso, fa tsy mahita va
hianareo? Ary manan-tsofina, fa

tsy mandre va hianareo? Ary tsy
mahatadidy va hianareo? 19 Raha
ny mofo dimy no novakiko ho any
ny dimy arivo, firy harona moa no
sombintsombiny nangoninareo? Hoy
ny mpianany taminy: Roa amby ny
folo. 20 Ary raha ny mofo fito ho
any ny efatra arivo, firy sobiky moa
no sombintsombiny nangoninareo?
Dia hoy ny mpianany: Fito. 21
Ary hoy Izy taminy: Mbola tsy
mahafantatra hiany va hianareo?

*Ny nampahiratany Jesosy ny lehilahy jamba anankiray tany Betsaida.*

22 ARY tonga tany Betsaida izy;
ary nisy nitondra lehilahy
jamba teo aminy Jesosy ka nanga-
taka taminy hanendry ilay jamba.
23 Ary nitantana ilay jamba Izy
ka nitondra azy teny ivelan' ny
tanàna; ary rehefa nororany ny
masony, ka napetrany taminy ny
tànany, dia nanontaniany hoe izy:
Mahita zavatra va hianao? 24 Dia
niandrandra ralehilahy ka nanao
hoe: Mahita ny olona aho; fa toa
hazo ny fijeriko azy, saingy mamin-
dra. 25 Dia napetrany tamy ny
masony indray ny tànany, dia niban-
jina ralehilahy ka nahiratra tsara,
ary hitany miharihary ny zavatra
rehetra. 26 Ary Jesosy nampody
azy ho any an-tranony ka nanao
hoe: Aza mankao an-tanàna.

*Ny naneken Petera any Jesosy ho Kristy, Zanak' Andriamanitra, ary ny nilazany Jesosy voalohany ny amy ny hahafatesany sy ny hitsanganany amy ny maty.*

|| Mat. xvi. 13-28; Lio. ix. 18-27.

27 ARY Jesosy sy ny mpianany
dia lasa nankeny amin'
ireny tanàna momba any Kaisaria-
filipo; ary nony teny an-dàlana dia,
nanontany ny mpianany Izy ka
nanao taminy hoe: Ataon' ny olona
ho iza moa Aho? 28 Ary izy nanao
taminy hoe: Jaona Mpanao batisa;
fa hoy ny sasany: Elia; ary hoy ny
sasany: Anankiray amy ny mpami-
nany. 29 Ary Jesosy nanontany
azy hoe: Fa hianareo kosa manao
Ahy ho iza? Dia namaly Petera ka
nanao taminy hoe: Hianao no Kristy.
30 Ary nandrara azy rehetra Izy
mba tsy hilazalaza Azy amin' olona.

31 Dia nampianatra azy Izy fa
ny Zanak' olona tsy maintsy hijaly
mafy ka holavin' ny loholona sy ny
lohan' ny mpisorona ary ny mpanora-
dalàna, dia hovonoiny, ary rehefa
afaka hateloana, dia hitsangana in-
dray Izy. 32 Ary nahariharin
tsara no filaza izany teny izany.

Ary Petera nanohina Azy hita-
nila kely, dia niteny mafy Azy. 33
Fa Izy nihodina, dia nijery ny mpia-
nany ka niteny mafy any Petera
hoe: Mankanesa ato ivohoko, ry
Satana, satria tsy misaina izay an'
Andriamanitra hianao, fa izay any
ny olona.

34 Ary nantsoiny hanatona Azy
ny vahoaka mbamy ny mpianany,
dia hoy Izy taminy: Raha misy ta-
hanaraka Ahy, dia aoka izy handa
ny tenany sy hitondra ny hazo fija-
liany ka hanaraka Ahy. 35 Fa na
iza na iza no ta-hamonjy ny ainy,
dia hahavery azy; ary na iza na iza
no hahavery ny ainy noho ny amiko
sy ny filazantsara, dia hamonjy iza-
ny. 36 Fa inona no soa azon' ny
olona, raha mahazo izao tontolo izao
aza, kanefa very ny ainy? 37 Fa
inona no homen' ny olona ho taka-
lon' ny ainy? 38 Fa na iza na iza
no ho menatra Ahy sy ny teniko
amin' ity taranaka sady mijanga-
janga no manota ity, dia ho menatra
azy kosa ny Zanak' olona, raha avy
amy ny voninahitry ny Rainy mbamy
ny anjely masina.

IX. Ary hoy Izy taminy: Lazaiko
aminareo marina tokoa: Misy
ny sasany eto izay tsy mba hanan-
drana fahafatesana mandra-pahitany
ny fanjakan' Andriamanitra tonga
amy ny hery.

*Ny niovany Jesosy tarehy tao an-*
*tendrombohitra.*

‖ Mat. xvii. 1-13 ; Lio. ix. 28-36.

2 ARY nony afaka henemana,
Jesosy dia naka any Petera
sy Jakoba ary Jaona ka nitondra
azy nitokana niakatra ho any an-
tendrombohitra avo anankiray ; dia
niova tarehy teo anatrehany Izy, 3
ary ny fitafiany niova nanelatrelatra
sady fotsy indrindra, ka tsy misy
mpamotsy lamba ambonin' ny tany
mahafotsy toy izany. 4 Ary Elia
sy Mosesy niseho taminy ka nire-
saka taminy Jesosy.

5 Ary niteny Petera ka nanao
taminy Jesosy hoe : Raby ô, tsara
raha mitoetra eto isika ; ary aoka
hanao lay telo izahay : ny ananki-
ray ho Anao, ny anankiray ho any
Mosesy ary ny anankiray ho any
Elia. 6 Fa tsy fantany izay hava-
liny, satria efa raiki-tahotra izy
rehetra. 7 Ary nisy rahona niseho
nanarona azy ; ary dia nisy feo avy
tao amy ny rahona nanao hoe : Ity
no Zanako malalako, Izy no henoy.
8 Ary niaraka tamin' izay, nony
nijery manodidina izy ireo, dia tsy
nisy hitany intsony na iza na iza
afa-tsy Jesosy irery hiany, Izay teo
aminy.

9 Ary nony nidina avy teo an-
tendrombohitra izy, dia nandrara
azy Jesosy mba tsy hilazalaza amin'
olona izay zavatra efa hitany man-
dra-pitsangan' ny Zanak' olona amy
ny maty. 10 Ary nitana izany teny
izany izy ka nifampaka saina ny
amin' izay hevitr' izany fitsanganana
amy ny maty izany.

11 Dia nanontany any Jesosy izy
ka nanao hoe : Lazain'[1] ny mpanora-
dalàna fa Elia tsy maintsy ho avy
aloha. 12 Ary Izy nanao taminy
hoe : Elia dia avy aloha hiany ka
mampody ny zavatra rehetra. Ary
ahoana kosa no nanoratana ny amy
ny Zanak' olona fa tsy maintsy
mijaly mafy Izy ka hatao tsinontsi-
nona ? 13 Nefa lazaiko aminareo :
Efa tonga Elia, sady nataon' ny
olona taminy izay sitraky ny fony
araka ny nanoratana azy.

*Ny nahasitranany Jesosy ilay zaza-*
*lahy nampahorin' ny demonia.*

‖ Mat. xvii. 14-21 ; Lio. ix. 37-43.

14 ARY nony tonga teo amy ny
mpianatra izy, dia nahita
vahoaka betsaka manodidina azy sy
mpanora-dalàna niady hevitra tami-
ny. 15 Ary niaraka tamin' izay,
nony nahita Azy ny vahoaka rehe-
tra, dia talanjona ka nihazakazaka
nanatona sy niarahaba Azy. 16
Ary Izy nanontany azy hoe : Inona
no iadianareo hevitra amin' ireto ?
17 Ary ny anankiray tamy ny va-
hoaka namaly ka nanao hoe : Mpam-
pianatra ô, nentiko ho etỳ aminao
ny zanako-lahy, izay azom-panahy
moana ; 18 ary na aiza na aiza no
ahazoany azy, dia ampihinjitrinjiri-
ny izy, ary mandoa vory, dia miki-
tro-nify sady valaka dia valaka ;
ary niteny tamy ny mpianatrao aho
mba hamoaka izany ; fa tsy hainy.

19 Ary Jesosy namaly azy hoe :
Ry taranaka tsy mino, mandra-
pahoviana no hitoerako aminareo ?
mandra-pahoviana no handeferako
aminareo ? Ento etỳ amiko izy. 20
Dia nentiny teo aminy izy ; fa nony
nahita any Jesosy izy, dia nampifa-
nintontsintona ny tenany niaraka
tamin' izay ny fanahy. Dia lavo
tamy ny tany izy sady nitsinkasin-
kasina sy nandoa vory. 21 Ary
Jesosy nanontany an-drainy hoe :
Hoatrinona izay no nahatongavan'
izao taminy ? Ary hoy izy : Hatry
ny fony izy mbola zaza. 22 Ary
nazerany matetika tao anaty afo sy
tao anaty rano izy hamonoany azy ;
fa raha mba misy hainao, dia ma-
mindrà fo aminay, ka vonjeo izahay.
23 Fa hoy Jesosy taminy : Hainao
hoe ? Ny zavatra rehetra dia hain'

[1] *Na : Nahoana no* lazain'.

ny mino. 24 Ary niaraka tamin'
izay dia niantso [1] ny rain-drazaza-
lahy ka nanao hoe: Mino aho;
vonjeo aho ho afaka amy ny tsi-
finoako.

25 Ary nony hitany Jesosy fa
nihazakazaka nanatona azy ny va-
hoaka, dia niteny mafy ny fanahy
maloto Izy ka nanao taminy hoe:
Ry fanahy moana sy marenina!
Izaho mandidy anao: Mivoaha ami-
ny, ka aza miditra ao anatiny in-
tsony. 26 Ary rehefa ninananana
izy sady nampifanintontsintona mafy
*ilay zazalahy*, dia nivoaka taminy;
ary efa toy ny maty, ka dia nataon'
ny maro hoe: Maty. 27 Fa Jesosy
nandray ny tànany ka nanarina azy;
dia nitsangana izy.

28 Ary rehefa tonga tao an-trano
Jesosy, dia nanontany Azy mangin-
gina ny mpianany hoe: Izahay [2] tsy
nahavoaka azy. 29 Ary hoy Izy
taminy: Iny karazana iny tsy mba
azo avoaka na amin' inona na amin'
inona, afa-tsy amy ny fivavahana [3]
hiany.

*Ny nilazany Jesosy fanindroany ny hahafatesany sy ny hitsanganany indray.*

|| Mat. xvii. 22, 23; Lio. ix. 43-45.

30 DIA niala teo izy ka nizotra
namaky any Galilia, ary
tsy tiany Jesosy ho fantatry ny
olona izany. 31 Fa nampianatra
ny mpianany Izy ka nanao taminy
hoe: Ny Zanak' olona dia hatolotra
eo an-tànan' ny olona ka hovonoiny;
ary rehefa voavono Izy, dia hitsan-
gana, rehefa afaka hateloana. 32
Fa izy ireo tsy nahafantatra izany
teny izany sady natahotra hanon-
tany Azy.

*Ny nampianarany Jesosy ny mpianany hanetry tena sy hifankatia.*

|| Mat. xviii. 1-35; Lio. ix. 46-50.

33 ARY tonga tao Kapernaomy
izy; ary rehefa mby tao
an-trano Jesosy, dia nanontany ny
mpianany hoe: Inona no niadianareo
hevitra teny an-dàlana? 34 Fa tsy
nahateny izy, satria efa niady hevi-
tra teny an-dàlana izy ny amin' izay
lehibe indrindra.

35 Ary rehefa tafapetraka Jesosy,
dia niantso ny roa amby ny folo
lahy Izy ka nanao taminy hoe:
Raha misy te-ho voalohany, dia
hatao farany amin' izy rehetra sy
ho mpanompon' izy rehetra izy. 36
Ary nandray zaza Izy ka nametraka
azy teo afovoany; ary raha notro-
troiny ilay zaza, dia hoy Izy tamy
ny mpianany: 37 Na zovy na zovy
no mandray zaza iray tahaka itony
amy ny anarako, dia mandray Ahy;
ary na zovy na zovy no mandray
Ahy, dia tsy mandray Ahy, fa Izay
naniraka Ahy.

38 Ary hoy Jaona taminy: Mpam-
pianatra ô, nahita olona anankiray
namoaka demonia tamy ny anaranao
izahay, ka noraranay izy, satria tsy
nanaraka antsika. 39 Fa hoy Je-
sosy: Aza mandrara azy; fa tsy
misy olona izay hanao asa lehibe
amy ny anarako ka hahateny ratsy
Ahy vetivety. 40 Fa izay tsy
manohitra antsika dia momba an-
tsika. 41 Fa na iza na iza no ma-
nome anareo rano eran' ny kapoaka
hosotroinareo, satria any Kristy hia-
nareo, dia lazaiko aminareo marina
tokoa fa tsy ho very ny valim-
pitiany.

42 Ary na iza na iza no mahatafin-
tohina na iray aza amin' ireo ma-
dinika mino Ahy ireo, dia tsara ho
azy, raha anantonana vato lehibe
fikosoham-bary ny vozony, ka ha-
tsipy ao anaty ranomasina izy. 43
Ary raha ny tànanao no manafinto-
hina anao, tapaho izy; fa tsara ho
anao ny hiditra kilemaina any amy
ny fiainana noho ny manana tànana

[1] *Ampio hoe:* [sady nandrotsa-dranomaso]. [2] *Na: Nahoana* izahay no.
[3] *Ampio hoe:* [sy ny fifadian-kanina].

roa, nefa hariana any amy ny helo,[1]
dia any amy ny afo tsy azo vonoina.[2]
45 Ary raha ny tongotrao no mana-
fintohina anao, tapaho izy; fa tsara
ho anao ny hiditra mandringa any
amy ny fiainana noho ny manana
tongotra roa, nefa hariana any amy
ny helo.[3] 47 Ary raha ny masonao
no manafintohina anao, esory hiala
izy; fa tsara ho anao ny hiditra
toka-maso amy ny fanjakan' Andria-
manitra noho ny manana maso roa,
nefa hariana any amy ny helo;[1] 48
any ny kankany tsy maty, ary ny
afo tsy vonoina. 49 Fa samy ho
voasira amy ny afo izy rehetra.[4]
50 Tsara ny sira, fa raha tonga
matsatso izy, inona no ho entinareo
mampody ny tsirony? Aoka hisy
sira ao anatinareo, ka mihavàna
tsara hianareo.

*Ny nankanesany Jesosy tany an-dafiny Jordana, sy ny namaliany ny fanontanian' ny Fariseo ny amy ny fisaoram-bady.*

‖ Mat. xix. 1-12.

X. ARY niainga niala teo Jesosy,
dia tonga tany amy ny
sisin-taniny Jodia sy tany an-dafiny
Jordana; ary nisy vahoaka betsaka
indray niangona teo aminy; koa
araka ny fanaony dia nampianatra
azy indray Izy.

2 Ary nisy Fariseo nanatona Azy,
dia naka fanahy Azy ka nanontany
hoe: Mahazo misao-bady va ny lehi-
lahy? 3 Ary Izy namaly ka nanao
taminy hoe: Ahoana no nandidiany
Mosesy anareo? 4 Ary hoy izy:
Navelany Mosesy hanoratra taratasy
fisaoram-bady ny lehilahy ka hisao-
bady (Deo. xxiv. 1).

5 Fa hoy Jesosy taminy: Ny
hamafin' ny fonareo no nanoratany
izany didy izany ho anareo; 6 fa
hatramy ny fony vao nanaovana izao
tontolo izao dia lahy sy vavy no
nanaovany ny olona (Gen. i. 27). 7
Ary noho izany ny lehilahy dia han-
dao ny rainy sy ny reniny ka hikam-
bana amy ny vadiny; 8 ary ho
nofo iray izy roroa (Gen. ii. 24); ka
dia tsy ho roa intsony izy, fa ho
nofo iray hiany. 9 Koa izay na-
kamban' Andriamanitra dia aoka
tsy hampisarahin' olona.

10 Ary nony mby tao an-trano,
dia nanontany ny amin' izany koa
ny mpianatra. 11 Ary hoy Izy
taminy: Na zovy na zovy no misao-
bady ka mampakatra vehivavy hafa,
dia mijangajanga ka manala-baraka
ny vadiny.[5] 12 Ary raha ravehi-
vavy kosa no misaotra ny lahy ka
manambady olon-kafa, dia mijanga-
janga izy.

*Ny nitondrana zaza ho eo aminy Jesosy.*

‖ Mat. xix. 13-15; Lio. xviii. 15-17.

13 ARY nisy nitondra zazakely
ho eo aminy mba hametra-
hany tànana; fa ny mpianany ni-
teny mafy ireny. 14 Nefa tezitra
Jesosy, raha nahita *izany*, ka hoy
Izy taminy: Avelao ny zaza hana-
tona Ahy, ary aza rarana; fa any
ny toa azy ny fanjakan' Andriama-
nitra. 15 Lazaiko aminareo marina
tokoa: Na zovy na zovy no tsy
handray ny fanjakan' Andriamani-
tra tahaka ny zaza, dia tsy ho tafi-
ditra aminy akory. 16 Ary nitro-
tro azy Izy, dia nametra-tànana ta-
miny ka nitso-drano azy.

*Ny namaliany Jesosy ny fanontanian' ny mpanan-karena anankiray, sy ny resaka nataony tamy ny mpianany, rehefa lasa ralehilahy.*

‖ Mat. xix. 16-30; Lio. xviii. 18-30.

17 ARY nony vao nivoaka nan-
keny an-dàlana Jesosy, dia

---

[1] *Gr.* Gehena. [2] *Ampio hoe:* 44 [any ny kankany tsy maty, ary ny afo tsy vonoina]. [3] *Ampio hoe:* [any amy ny afo tsy azo vonoina; 46 any ny kankany tsy maty, ary ny afo tsy vonoina]. [4] *Ampio hoe:* [ary ny fanatitra rehetra samy ho voasira amy ny fanasina].
[5] *Na:* mijangajanga mandika ny lalàn' ny fanambadiana ny amy ny vadiny.

nisy olona anankiray nihazakazaka
nanatona ka nandohalika teo anatre-
hany ary nanontany Azy hoe:
Mpampianatra tsara ô, inona no
hataoko handovako fiainana man-
drakizay? 18 Ary hoy Jesosy ta-
miny: Nahoana Aho no ataonao
hoe tsara? Tsy misy tsara afa-tsy
Iray hiany, dia Andriamanitra. 19
Fantatrao ny didy hoe: Aza ma-
mono olona, Aza mijangajanga, Aza
mangalatra, Aza mety ho vavolom-
belona mandainga, Aza manambaka,
Manajà ny rainao sy ny reninao
(Eks. xx. 12-17). 20 Ary hoy izy
taminy: Mpampianatra ô, izany re-
hetra izany efa notandremako hatry
ny fony aho mbola kely.

21 Ary Jesosy nijery azy tsara,
dia tia azy ka nanao taminy hoe:
Diso zavatra iray loha hianao; man-
dehana, amidio izay rehetra anana-
nao ka omeo ny malahelo, dia hanana
rakitra any an-danitra hianao; ary
avia hanaraka Ahy. 22 Dia nan-
jombona tery ny tarehiny tamin'
izany teny izany, ka niala tamin'
alahelo izy, satria nanana harena
be.

23 Ary Jesosy nijery manodidina
ka nanao tamy ny mpianany hoe:
Manao ahoana ny hasarotry ny hi-
diran' ny manan-karena amy ny fan-
jakan' Andriamanitra! 24 Ary ny
mpianatra dia gaga tamy ny teniny.
Fa Jesosy namaly indray ka nanao
taminy hoe: Anaka, manao ahoana
ny hasarotry ny hidiran' ny matoky
ny harena amy ny fanjakan' An-
driamanitra! 25 Moramora kokoa
ny hidiran' ny rameva amy ny vodi-
fanjaitra noho ny hidiran' ny ma-
nan-karena amy ny fanjakan' An-
driamanitra. 26 Dia talanjona in-
drindra izy ka nanao taminy[1] hoe:
Iza indray no azo hovonjena! 27
Fa Jesosy nijery azy ka nanao hoe:
Raha amy ny olona, dia zavatra tsy
hainy izany; fa tsy mba tahaka
izany amin' Andriamanitra; fa ny
zavatra rehetra dia hain' Andria-
manitra.

28 Ary hoy Petera taminy: In-
dro, izahay efa nahafoy ny zavatra
rehetra ka nanaraka Anao. 29
Hoy Jesosy: Lazaiko aminareo ma-
rina tokoa: Tsy misy olona efa naha-
foy trano, na rahalahy, na anabavy,
na reny, na ray, na zanaka, na tany,
noho ny amiko sy ny filazantsara,
30 ka tsy handray zato heny amin'
izao andro ankehitriny izao—dia
trano sy rahalahy sy anabavy sy
reny sy zanaka sy tany mbamy ny
fanenjehana—ary amy ny andro ho
avy dia fiainana mandrakizay. 31
Nefa maro izay voalohany no ho
farany ary izay farany no ho voalo-
hany.

*Ny nilazany Jesosy fanintelony ny hiaretany.*

|| Mat. xx. 17-19; Lio. xviii. 31-34.

32 ARY Jesosy sy ny mpianany
dia teny an-dàlana niaka-
tra ho any Jerosalema, ary Jesosy
nandeha eo alohany; dia gaga ny
mpianany, ary izay nanaraka Azy
dia natahotra.

Ary naka ny roa amby ny folo
lahy indray Izy, dia nilaza taminy
izay efa hanjo Azy 33 ka nanao hoe:
Indro, miakatra ho any Jerosalema
isika; ary ny Zanak' olona hato-
lotra ho amin' ireo lohan' ny mpiso-
rona sy mpanora-dalàna; ary hohe-
lohiny ho faty Izy ka hatolony amy
ny jentilisa; 34 ary hanao Azy ho
fihomehezana ireny sy handrora Azy
sy hikapoka Azy ary hahafaty Azy;
fa rehefa afaka hateloana, dia hitsan-
gana indray Izy.

*Ny fangatahana nataony Jakoba sy Jaona, ary ny navaliny Jesosy azy.*

|| Mat. xx. 20-28.

35 ARY Jakoba sy Jaona, zanaky
Zebedio, nanatona any Je-
sosy ka nanao taminy hoe: Mpam-

[1] *Na:* [nifampilaza].

pianatra ô, tianay mba hataonao
aminay izay angatahinay aminao.
36 Ary hoy Izy taminy: Inona moa
no tianareo hataoko aminareo? 37
Dia hoy izy mirahalahy taminy:
Mba ekeo ny hipetrahanay, ny anankiray ho eo amy ny ankavananao, ary ny anankiray ho eo amy ny ankavianao, any amy ny voninahitrao.

38 Fa hoy Jesosy taminy: Tsy fantatrareo izay angatahinareo; hainareo va ny hisotro amy ny kapoaka izay sotroiko, na ny hatao batisa amy ny batisa izay anaovana Ahy batisa?
39 Dia hoy izy mirahalahy taminy: Hainay hiany. Ary hoy Jesosy taminy: Raha ny kapoaka izay sotroiko, dia hosotroinareo hiany, ary ny batisa izay anaovana Ahy batisa dia hanaovana anareo hiany;
40 fa ny hipetraka eo an-tànako ankavanana na eo antànako ankavia kosa, dia tsy Ahy ny hanome izany, fa izay nanamboarana izany *no homena.*

41 Ary nony nandre izany izy folo lahy, dia tezitra noho ny nataony Jakoba sy Jaona izy.
42 Fa Jesosy niantso azy hanatona Azy ka nanao taminy hoe: Fantatrareo fa izay eken' ny jentilisa ho mpanapaka dia mampanompo azy, ary ny lehibeny dia mifehy azy.
43 Fa tsy mba toy izany aminareo; fa na iza na iza no te-ho lehibe eo aminareo, dia ho mpanompo anareo izy.
44 Ary na iza na iza no te-ho ambony eo aminareo, dia ho mpanompon' izy rehetra.
45 Fa ny Zanak' olona tsy tonga mba hotompoina, fa mba hanompo ka hanolotra ny ainy ho avotra hisolo ny maro.

*Ny nampahiratany Jesosy any Bartimeo jamba tao akaikiny Jeriko.*

‖ Mat. xx. 29-34; Lio. xviii. 35-43.

46 ARY tonga tao Jeriko izy; ary raha vao niala tao Jeriko Jesosy mbamy ny mpianany sy ny vahoaka betsaka, dia nipetraka teo amoron-dàlana Bartimeo jamba mpangataka, zanaky Timeo.
47
Ary nony reny fa, injay! Jesosy avy any Nazareta, dia niantso izy ka nanao hoe: Ry Jesosy, Zanaky Davida ô, mamindrà fo amiko.
48
Ary maro no niteny mafy azy mba hangina; fa vao mainka niantsoantso izy ka nanao hoe: Ry Zanaky Davida ô, mamindrà fo amiko.
49 Ary Jesosy nijanona, dia nanao hoe: Antsoy ilay jamba. Ary ny olona niantso azy ka nanao taminy hoe: Matokia, mitsangàna, miantso anao Izy.
50 Dia nanary ny lambany izy ka niantsambotra nankeo aminy Jesosy.
51 Ary Jesosy namaly azy hoe: Inona no tianao hataoko aminao? Ary hoy ilay jamba taminy: Rabôny ô, ny mba hampahiratina ny masoko.
52
Ary hoy Jesosy taminy: Mandehana hianao, ny finoanao no efa namonjy anao. Dia nahiratra niaraka tamin' izay ny masony, ka nanaraka any Jesosy teny an-dàlana izy.

*Ny niakarany Jesosy tany Jerosalema.*

‖ Mat. xxi. 1-11; Lio. xix. 29-44; Jao. xii. 12-19.

XI. ARY raha nanakaiky any Jerosalema tao Betifaga sy Betania any an-tendrombohitra Oliva izy, dia naniraka roa lahy tamy ny mpianany Jesosy
2 ka nanao taminy hoe: Mankanesa amin' iroa vohitra tandrifinareo iroa; ary raha vao miditra eo hianareo, miaraka amin' izay dia hahita zanaboriky mifatotra, izay tsy mbola nitaingenan' olona; vahao izy, ka ento etŷ.
3 Ary raha misy olona manao aminareo hoe: Ahoana no anaovanareo izao? dia lazao hoe: Misy raharaha analan' ny Tompo azy; dia havelany ho entina etŷ indray miaraka amin' izay izy.

4 Dia nandeha izy ka nahita zana-boriky nifatotra teo ala-trano anilan' ny varavarana teo an-dàlana,

dia novahany izy. 5 Ary ny olona
sasany teo nanao taminy hoe: Aho-
ana no amahanareo ny zana-boriky?
6 Ary izy nilaza taminy araka izay
nolazainy Jesosy taminy, dia nave-
lan' ny olona handeha izy. 7 Ary
nentiny teo aminy Jesosy ny zana-
boriky, dia nataony teo amboniny
ny lambany; ary Jesosy nitaingina
azy.

8 Ary maro no namelatra ny
lambany teny an-dàlana; ary ny
sasany kosa nampihahaka rantsan-
kazo izay efa nalainy tany an-tsaha.
9 Ary izay nandeha teo alohany sy
izay nanaraka teo aoriany dia samy
niantso hoe:

Hosana!
Isaorana anie Izay avy amy
ny anarany Jehovah!
10 Hotahina anie ny fanjakana
izay avy, dia ny any Davida
raintsika!
Hosana any amy ny avo in-
drindra (Sal. cxviii. 26).

11 Ary Jesosy niditra tany Jero-
salema ka nankeo an-kianjan' ny
tempoly; ary rehefa nijerijery ny
zavatra rehetra Izy, sady efa hariva
ny andro tamin' izay, dia niala Izy
mbamy ny roa amby ny folo lahy
ka nankany Betania.

*Ny nanozonany Jesosy ny aviavy tsy namoa, sy ny nandroahany ny mpivarotra ary ny nanesorany ny varony hiala teo an-kianjan' ny tempoly.*

|| Mat. xxi. 12-22; Lio. xix. 45-48.

12 ARY nony ampitson' iny, re-
hefa niala tany Betania
izy, dia noana Jesosy. 13 Ary
nahatsinjo aviavy anankiray man-
dravina erỳ lavidavitra Izy, dia nan-
keo, fa toa hahita voany eo aminy;
kanjo nony tonga teo aminy Izy,
dia tsy nahita na inona na inona,
afa-tsy ravina hiany; fa tsy mbola
tonga ny taom-pamoazan' ny aviavy.
14 Ary Jesosy namaly ka nanao
taminy hoe: Aza misy mihinana
voa avy aminao intsony mandra-
kizay. Ary ny mpianany nahare
izany.

15 Ary tonga tany Jerosalema
izy; ary Jesosy niditra teo an-kian-
jan' ny tempoly, dia nandroaka izay
nivarotra sy izay nividy teo an-
kianjan' ny tempoly sady nanjera
ny latabatry ny mpanakalo vola sy
ny fipetrahan' ny mpivarotra ny
voromailala; 16 ary tsy navelany
hisy olona hitondra fanaka handeha
hamaky ny kianjan' ny tempoly.
17 Dia nampianatra Izy ka nanao
taminy hoe: Tsy voasoratra hoe va:
"Ny tranoko hatao hoe trano fiva-
vahana ho any ny firenena rehe-
tra?" (Isa. lvi. 7); fa hianareo kosa
efa nanao azy ho "zohy fieren' ny
jiolahy" (Jer. vii. 11).

18 Ary nahare izany ny lohan'
ny mpisorona mbamy ny mpanora-
dalàna, ka dia nitady izay hamono-
any Azy; saingy natahotra Azy izy,
satria talanjona ny vahoaka rehetra
noho ny fampianarany.

19 Ary isan-kariva dia niala tao
an-tanàna Izy.

20 Ary nony maraina, raha nan-
dalo izy, dia hitany fa efa nalazo
hatramy ny fakany ilay aviavy. 21
Ary Petera nahatsiahy ka nanao
taminy hoe: Raby ô, indro fa efa
malazo ilay aviavy nozoninao. 22
Ary Jesosy namaly ka nanao taminy
hoe: Manàna finoana an' Andria-
manitra. 23 Lazaiko aminareo ma-
rina tokoa: Na zovy na zovy no
hilaza amin' ity tendrombohitra ity
hoe: Mifindrà, ka mianjerà any an-
dranomasina, ka tsy hiahanahana
ao am-pony, fa hino fa ho tonga ny
zavatra izay lazainy, dia ho azony
izany. 24 Koa lazaiko aminareo:
Na inona na inona tononinareo amy
ny fivavahana sy angatahinareo, dia
minoa fa efa nandray hianareo, dia
ho azonareo izany.

25 Ary raha mitsangana miva-
vaka hianareo, ka misy olona ana-
nanareo alahelo, dia mamelà ny he-
lony, mba havelan' ny Rainareo

Izay any an-danitra kosa ny helo-
kareo.[1]

*Ny nanontanian' ny lohan' ny mpi-
sorona sy ny loholona any Jesosy
ny amy ny fahefany, ary ny fano-
harana navaliny Jesosy azy.*

|| Mat. xxi. 23-46; Lio. xx. 1-19.

27 ARY tonga tany Jerosalema
indray izy; ary raha ni-
tsangantsangana teo an-kianjan' ny
tempoly Jesosy, dia nanatona Azy
ny lohan' ny mpisorona sy ny mpa-
nora-dalàna ary ny loholona 28 ka
nanao taminy hoe: Fahefana manao
ahoana no anaovanao izao zavatra
izao? Ary iza no nanome Anao
izany fahefana izany hanaovanao
izao zavatra izao?
29 Ary Jesosy nanao taminy
hoe: Hanontany anareo zavatra iray
loha kosa Aho, ka valio Aho; ary
dia holazaiko aminareo izay fahe-
fana anaovako izao zavatra izao:
30 Ny batisany Jaona avy tany an-
danitra va, sa avy tamy ny olona?
Valio Aho.
31 Ary izy ireo niara-nisaina ka
nanao hoe: Raha holazaintsika hoe
mantsy: Avy tany an-danitra, dia
hataony hoe: Nahoana ary no tsy
nino azy hianareo? 32 Fa raha ho-
lazaintsika hoe kosa: Avy tamy ny
olona,—natahotra ny olona izy, sa-
tria neken' ny olona rehetra fa
mpaminany tokoa Jaona. 33 Dia
namaly any Jesosy izy ka nanao
hoe: Tsy fantatray. Ary Jesosy
nanao taminy hoe: Izaho kosa tsy
hilaza aminareo izay fahefana anao-
vako izao zavatra izao.
XII. Ary niteny taminy Izy ka
nanao fanoharana hoe: Nisy
lehilahy anankiray nanao tanimboa-
loboka ka namefy azy manodidina
sy nihady famiazana ary nanao tili-
kambo, ka nahofany tamin' olona
mpiasa tany izany, dia lasa nankany
an-tany hafa izy. 2 Ary nony
tonga ny fotoana, dia naniraka mpa-
nompo anankiray izy hankany amy
ny mpiasa tany handray amy ny
vokatry ny tanimboaloboka. 3 Fa
ireo nisambotra ilay mpanompo sady
nikapoka azy ka nampiala azy
maina. 4 Ary izy naniraka mpa-
nompo anankiray koa ho any aminy
indray, fa io koa, dia noratrainy ny
lohany, ka nalany baraka izy. 5
Ary naniraka anankiray koa izy, fa
io kosa indray dia novonoiny ho
faty; ary maro koa no nirahiny, fa
ny sasany nokapohiny, ary ny sa-
sany novonoiny ho faty. 6 Ary
mbola nanana anankiray izy, dia ny
zanani-lahy malalany, ka nony fa-
rany dia naniraka azy hankany
aminy izy ka nanao hoe: Hanaja
ny zanako izy. 7 Fa izany mpiasa
tany izany niresaka hoe: Ity no
mpandova; andeha hovonointsika
izy, dia ho antsika ny lova. 8 Ary
rehefa nisambotra azy izy, dia naha-
faty azy sy namoaka azy teo ivelan'
ny tanimboaloboka. 9 Koa ahoana
no hataon' ny tompon' ny tanimboa-
loboka amin' izany? Ho avy izy,
dia handringana ny mpiasa tany, ka
homeny olon-kafa ny tanimboalo-
boka. 10 Ary tsy mbola novaki-
nareo va izao Soratra *Masina* izao:

"Ny vato izay nolavin' ny
mpanao trano,
Dia izy no efa natao fehi-
zoro;
11 Avy taminy Jehovah izao
Ka mahagaga eo imason-
tsika?" (Sal. cxviii. 22, 23.)

12 Ary nitady hisambotra Azy
izy ireo, nefa natahotra ny vahoaka
izy, satria fantany fa ny tenany no
nolazainy tamin' izany fanoharana
izany; dia nandao any Jesosy ny
olona ka lasa.

*Ny nanontaniana any Jesosy ny
amy ny mandoa vola hetra ho
any Kaisara.*

[1] *Ampio hoe:* 26 [Fa raha hianareo tsy mamela heloka, ny Rainareo Izay any an-danitra kosa tsy hamela ny helokareo.]

|| Mat. xxii. 15-22; Lio. xx. 20-26.

13 ARY nirahiny hankeo aminy
Jesosy ny sasany avy tamy
ny Fariseo sy ny Herodiana haman-
drika Azy amy ny teniny. 14 Ary
rehefa tonga izy ireo, dia nanao
taminy hoe: Mpampianatra ô, fan-
tatray fa marina Hianao, ka tsy
mampaninona Anao ny hevitry ny
olona, fa tsy mba mizaha tavan'
olona Hianao, fa mampianatra ma-
rina ny làlan' Andriamanitra. Mety
va ny mandoa vola hetra ho any
Kaisara, sa tsia? 15 Handoa va
izahay, sa tsy handoa?

Fa Izy nahalala ny fihatsarambe-
latsihiny, ka dia nanao taminy hoe:
Nahoana no maka fanahy Ahy hia-
nareo? Itondray denaria ety amiko
hizahako azy. 16 Dia nitondrany
Izy. Ary hoy Izy taminy: An' iza
io sary sy soratra io? Ary hoy
izy taminy: Any Kaisara. 17 Dia
hoy Jesosy taminy: Aloavy ho any
Kaisara izay any Kaisara, ary ho
an' Andriamanitra izay an' Andria-
manitra. Dia gaga taminy ireny.

*Ny nanontanian' ny Sadoseo any Jesosy ny amy ny hitsanganan' ny maty.*

|| Mat. xxii. 23-33; Lio. xx. 27-40.

18 ARY ny Sadoseo, izay milaza
fa tsy misy fitsanganan' ny
maty, dia nisy sasany tonga teo
aminy ka nanontany Azy hoe: 19
Mpampianatra ô, Mosesy nanoratra
ho antsika hoe: Raha misy manan-
drahalahy maty momba, ka mbola
velona ny vadin' ny maty, dia aoka
ny rahalahiny hampakatra azy hite-
raka hamelo-maso ny rahalahiny
(Deo. xxv. 5). 20 Nisy fito mira-
halahy; ary ny zokiny nampaka-
bady, dia maty momba. 21 Ary
ny faharoa nampakatra an-dravehi-
vavy, dia maty momba koa; ary ny
fahatelo dia toy izany hiany koa.
22 Ary izy fito mirahalahy dia samy
maty momba avokoa. Koa faran'
izy rehetra dia maty koa ravehi-
vavy. 23 Koa amy ny fitsanganan'
ny maty, ho vadin' iza moa ravehi-
vavy, satria efa samy nanambady
azy avokoa izy fito mirahalahy?

24 Ary hoy Jesosy taminy: Tsy
izao tsi-fahafantaranareo ny Soratra
*Masina* sy ny herin' Andriamanitra
izao va no mahadiso hevitra anareo?
25 Fa amy ny hitsanganana amy
ny maty dia tsy hisy hampaka-bady,
na havoaka hampakarina; fa tahaka
ny anjely any an-danitra izy. 26
Fa ny amy ny hananganana ny
maty, tsy mbola novakinareo va ny
eo amy ny bokiny Mosesy, eo amin'
ilay teny milaza ny voaroy, dia ny
nanaovan' Andriamanitra taminy
hoe: "Izaho no Andriamanitry
Abrahama sy Andriamanitry Isaka
ary Andriamanitry Jakoba?" (Eks.
iii. 6.) 27 Tsy Andriamanitry ny
maty Izy, fa any ny velona; koa
diso indrindra hianareo.

*Ny nanontaniana any Jesosy ny amin' izay didy lehibe.*

|| Mat. xxii. 34-40.

28 DIA nanatona any Jesosy ny
mpanora-dalàna anankiray,
izay efa nahare ny niadiany hevitra
tamy ny Sadoseo ka nahalala fa
namaly azy tsara Izy, dia nanon-
tany Azy hoe: Ny didy manao
ahoana no voalohany amin' izy re-
hetra? 29 Ary Jesosy namaly hoe:
Ny voalohany dia izao: "Mihainoa,
ry Isiraely: Jehovah Andriamani-
tsika dia Jehovah iray hiany; 30
koa tiava any Jehovah Andriamani-
trao amy ny fonao rehetra sy ny
fanahinao rehetra sy ny sainao re-
hetra ary ny herinao rehetra" (Deo.
vi. 4, 5). 31 Ary ny faharoa dia
izao: "Tiava ny namanao tahaka
ny tenanao" (Lev. xix. 18). Tsy
misy didy hafa lehibe noho ireo.

32 Ary hoy ilay mpanora-dalàna
taminy: Marina izany, Tompoko;
tsara ny nilazanao fa iray hiany
Andriamanitra, ary tsy misy afa-tsy
Izy. 33 Ary ny ho tia Azy amy
ny fo rehetra sy ny saina rehetra
sy ny hery rehetra ary ny ho tia ny

namana tahaka ny tena, dia mihoatra
lavitra noho ny fanatitra odorana
sy ny fanatitra hafa rehetra izany.
34 Ary raha hitany Jesosy fa na-
maly tamim-pahendrena izy, dia hoy
Izy taminy: Tsy lavitra ny fanja-
kan' Andriamanitra hianao.

Ary tsy nisy sahy nanontany Azy
intsony.

*Ny nanontaniany Jesosy ny Fariseo ny amin' izay maha-Zanaky Davida ny Mesia.*

|| Mat. xxii. 41-46; Lio. xx. 41-44.

35 ARY Jesosy, raha nampianatra
teo an-kianjan' ny tempoly,
dia namaly ka nanao hoe: Ahoana
no lazain' ny mpanora-dalàna fa
Kristy no Zanaky Davida? 36
Kanefa ny tenany Davida dia nam-
pilazain' ny Fanahy Masina hoe:

"Jehovah nilaza tamy ny
Tompoko hoe:
Mipetraha eo an-tànako anka-
vanana
Ambara-panaoko ny fahavalo-
nao ho fitoeran-tongotrao"
(Sal. cx. 1).

37 Ny tenany Davida manao Azy
hoe Tompo; koa ahoana no maha-
zanany Azy? Ary ny vahoaka be-
tsaka nihaino Azy tamy ny hafa-
liana.

*Ny nilazany Jesosy ny faharatsian' ny mpanora-dalàna.*

|| Mat. xxiii. 1-39; Lio. xx. 45-47.

38 ARY hoy Izy tamy ny fampia-
narany: Mitandrema ny
amy ny mpanora-dalàna, izay ma-
zoto mandehandeha miakanjo akanjo
lava sy te-hoharabain' olona eny an-
tsena 39 ary *tia* ny fipetrahana aloha
ao amy ny synagoga sy ny fitoerana
aloha ao amy ny fanasana, 40 ary
mandany ny tranon' ny mpitondra-
tena ka manao vavaka lavareny
mba ho fiolahana; ireo no hahazo
fahamelohana mafimafy kokoa.

*Ny amin' ilay mpitondratena nandatsa-bola tao amy ny fandatsahandrakitra.*

|| Lio. xxi. 1-4.

41 ARY raha nipetraka tandrifin'
ny fandatsahan-drakitra Je-
sosy, dia nijery ny fandatsaky ny
vahoaka vola tao Izy; ary maro ny
mpanan-karena nandatsaka be tao.
42 Fa nisy mpitondratena malahelo
anankiray kosa tonga teo, ka nan-
datsaka farantsakely [1] roa ankevitry
ny variroaventy avy. 43 Ary Jesosy
niantso ny mpianany hanatona Azy
ka nanao taminy hoe: Lazaiko ami-
nareo marina tokoa fa io mpitondra-
tena malahelo io no efa nandatsaka
be noho izay rehetra nandatsaka
tao amy ny fandatsahan-drakitra.
44 Fa ireo rehetra ireo, dia tamy
ny haben' ny fananany no nanda-
tsahany tao; fa izy kosa, tamy ny
alahelony no nandatsahany tao izay
rehetra nananany, dia ny fivelomany
rehetra.

*Ny nanambarany Jesosy ny handravana any Jerosalema, sy ny hihaviany indray.*

|| Mat. xxiv. 1-51; Lio. xxi. 5-36.

XIII. ARY nony niala teo an-
kianjan' ny tempoly
Jesosy, dia hoy ny mpianany anan-
kiray taminy: Mpampianatra ô,
akory re ireto vato sy rafitra ireto!
2 Ary Jesosy nanao taminy hoe:
Hitanao va ireto rafitra lehibe ireto?
Tsy havela hisy vato hifanongoa eto
ka tsy horavana.

3 Ary raha nipetraka teo amy ny
tendrombohitra Oliva tandrifin' ny
tempoly Izy, dia nanontany Azy
mangingina Petera sy Jakoba sy
Jaona ary Andrea hoe: 4 Lazao
aminay: Rahoviana no hisy izany?
ary inona no ho famantarana, rehefa
ho tonga izany rehetra izany?

5 Ary Jesosy nilaza taminy hoe:

[1] *Gr.* lepta roa, *dia farantsakely varahina izany = kodranta iray = tokony ho variroaventy.*

Mitandrema, fandrao hisy hamitaka
anareo. 6 Fa maro no ho avy amy
ny anarako hanao hoe: Izaho no
Izy, ka maro no ho voafitany. 7
Ary raha mandre ady sy filazana
ady hianareo, dia aza matahotra;
tsy maintsy hisy izany, nefa tsy
mbola tonga ny farany. 8 Fa hisy
firenena hitsangana hamely firenena,
ary hisy fanjakana hitsangana hamely fanjakana; ary hisy horohorontany any amy ny tany samihafa,
sady hisy mosary; izany no fiandohan' ny fahoriana.[1]

9 Fa mitandrema hianareo, fa
hatolotra amy ny synedriona sy hokapohina ao amy ny synagoga ary
hitsangana eo anatrehan' ny mpanapaka sy ny mpanjaka noho ny amiko
hianareo ho vavolombelona aminy.
10 Ary ny firenena rehetra tsy
maintsy hitoriana ny filazantsara
aloha. 11 Koa raha mitondra anareo hatolotra izy, dia aza manahy
rahateo izay holazainareo; fa izay
teny homena anareo amin' izany ora
izany no holazainareo; fa tsy hianareo no hiteny, fa ny Fanahy
Masina.

12 Ary ny rahalahy hanolotra ny
rahalahiny ho amy ny fahafatesana,
ary ny ray hanolotra ny zanany;
ary ny zanaka hitsangana hanohitra
ny rainy aman-dreniny ka hahafaty
azy. 13 Ary ho halan' ny olona
rehetra hianareo noho ny anarako;
fa izay maharitra hatramy ny farany
no hovonjena.

14 Fa raha hitanareo mitsangana
amin' izay tsy mety hitsanganany
"ny fahavetavetan' ny fandravana"
(Dan. xii. 11; ix. 27) (aoka hisaina
izay mamaky izany), dia aoka handositra ho any an-tendrombohitra
izay olona any Jodia. 15 Ary izay
ao an-tampon-trano aoka tsy hidina
na hiditra haka zavatra ao antranony. 16 Ary izay any an-tsaha
aoka tsy hiverina haka ny lambany.

17 Ary lozan' ny bevohoka sy ny
mitaiza kely amin' izany andro izany! 18 Fa mivavaha hianareo mba
tsy ho amy ny ririnina izany. 19
Fa amin' izany andro izany dia hisy
fahoriana izay tsy mbola nisy toy
izany hatrizay nanaovan' Andriamanitra izao tontolo izao ka mandraka izao ankehitriny izao sady tsy
hisy intsony. 20 Ary raha tsy nohafohezin' ny Tompo izany andro
izany, dia tsy nisy nofo hovonjena;
fa noho ny olom-boafidy, izay nofidiny, dia nohafohezìny izany andro
izany.

21 Ary amin' izay raha tàhiny
misy olona manao aminareo hoe:
Indro, etỳ Kristy, na: Indro, erỳ;
aza mino hianareo. 22 Fa hisy
Kristy sandoka sy mpaminany sandoka hitsangana,[2] ka haneho famantarana sy fahagagana hamitahany
na dia ny olom-boafidy aza, raha
azo atao izany. 23 Fa mitandrema
kosa hianareo; indro, efa voalazako taminareo rahateo ny zavatra
rehetra.

24 Fa amin' izany andro izany,
raha afaka izany fahoriana izany,
ny masoandro hohamaizinina, ary
ny volana tsy haneho fahazavana,
25 ary ny kintana hiraraka avy
eny amy ny lanitra, ary hohozongozonina ny hery izay ao amy ny
lanitra. 26 Ary amin' izay ny
Zanak' olona dia ho hita avy eo
amy ny rahona amy ny hery lehibe
sy ny voninahitra. 27 Ary amin'
izay dia haniraka ny anjely Izy, ary
hanangona ny olom-boafidiny avy
amy ny vazan-tany[3] efatra hatramy
ny faran' ny tany ka hatramy ny
faran' ny lanitra.

28 Ary mianara ny fanoharana
ny amy ny aviavy: Raha vao manaroka ny rantsany ka mandravina,
dia fantatrareo fa efa akaiky ny
lohataona. 29 Dia tahaka izany
koa hianareo, raha vao hitanareo fa
tonga izany zavatra izany, dia aoka

[1] *Gr.* fahararian-piterahana. [2] *Na:* hatsangana. [3] *Gr.* rivotra.

ho fantatrareo fa efa akaiky eo ambaravarana Izy.[1]
30 Lazaiko aminareo marina tokoa fa tsy mba ho lany[2] ity taranaka ity[3] mandrapahatongan' izany rehetra izany.
31 Ny lanitra sy ny tany ho levona, fa ny teniko tsy mba ho levona.

32 Fa ny amin' izany andro na ora izany dia tsy misy mahalala, na dia ny anjely any an-danitra, ary na dia ny Zanaka aza, afa-tsy ny Ray hiany.

33 Mitandrema, miambena,[4] ka mivavaha; fa tsy fantatrareo izay hihavian' ny fotoana.
34 *Izany dia* tahaka ny olona nandeha hivahiny, izay nandao ny tranony ka nanome fahefana ny mpanompony, ka samy notolorany ny raharahany avy, ary ny mpiandry varavarana dia nasainy niambina tsara.
35 Koa miambena hianareo, fa tsy fantatrareo izay andro hihavian' ny tompon-trano, na ho hariva, na ho mamatonalina, na ho maneno akoho, na ho maraina,
—36 fandrao avy tampoka izy ka mahita anareo matory.
37 Ary izay lazaiko aminareo dia lazaiko amy ny olona rehetra koa: Miambena.

*Ny nihendren' ny lohan' ny mpisorona sy ny loholona hamonoany any Jesosy.*

|| Mat. xxvi. 1-5; Lio. xxii. 1, 2.

XIV. REHEFA indroa andro no sisa tsy hahatongavan' ny Paska, fihinanana ny mofo tsy misy masirasira, dia nitady hisambotra any Jesosy tamy ny fitaka ny lohan' ny mpisorona sy ny mpanora-dalàna mba hamonoany Azy.
2 Nefa hoy izy: Tsy amy ny andro firavoravoana, fandrao hampitabataba ny vahoaka.

*Ny nanosoran-dravehivavy any Jesosy tao an-tranony Simona boka.*

|| Mat. xxvi. 6-13; Jao. xii. 1-11.

3 ARY nony tany Betania Jesosy tao an-tranony Simona boka ka nipetraka nihinana, dia avy ny vehivavy anankiray nitondra tavoara alabastara feno menaka manitra nisy narda saro-bidy indrindra; dia novakiny ny tavoara, ka naidiny tamy ny lohany Jesosy ny menaka.
4 Ary nisy ny sasany tezitra ka nifampilaza hoe: Inona no anton' izao fandaniam-poana ny menaka manitra izao?
5 Fa azo namidy ho lafo tsy omby denaria telon-jato iny menaka manitra iny ka homena ny malahelo. Dia tezitra indrindra tamin-dravehivavy ireo.

6 Fa hoy Jesosy taminy: Avelao izy; nahoana hianareo no mampalahelo azy? Asa soa no nataony tamiko.
7 Fa ny malahelo dia eto aminareo mandrakariva, ary na oviana na oviana no tianareo hanaovana soa aminy, dia mahazo manao hianareo; fa Izaho kosa tsy mba ho eto aminareo mandrakariva.
8 Efa nanao izay azony natao izy: namonjy nanosotra ny tenako hanamboarany Ahy halevina izy.
9 Ary lazaiko aminareo marina tokoa: Na aiza na aiza amin' izao tontolo izao no hitoriana ny filazantsara, dia holazaina koa izao nataon-dravehivavy izao mba ho fahatsiarovana azy.

*Ny nanekeny Jodasy hamadika any Jesosy.*

|| Mat. xxvi. 14-16; Lio. xxii. 3-6.

10 ARY Jodasy Iskariota, ilay isan' ny roa amby ny folo lahy, dia nankao amy ny lohan' ny mpisorona hamadika any Jesosy aminy.
11 Ary rehefa nandre izany izy ireo, dia faly ka nanaiky hanome vola azy. Ary Jodasy dia nitady izay andro hahazoany mamadika Azy.

*Ny niarahany Jesosy sy ny mpianany nihinana ny Paska.*

|| Mat. xxvi. 17-29; Lio. xxii. 7-23.

12 ARY tamy ny voalohan' ny andro fihinanana ny mofo

[1] *Na:* izany. [2] *Gr.* handalo. [3] *Na:* ity firenena ity. [4] *Gr.* miareta tory.

tsy misy masirasira, izay famonoana
ny Paska, dia hoy ny mpianany ta-
miny: Aiza no tianao halehanay
hanamboaranay mba hihinananao ny
Paska?
13 Dia naniraka roa lahy tamy
ny mpianany Izy ka nanao taminy
hoe: Mankanesa any an-tanàna, ary
hisy lehilahy mitondra siny feno
rano hifanena aminareo; dia mana-
raha azy. 14 Ary lazao amy ny
tompon' ny trano izay hidirany hoe:
Izao no lazain' ny Mpampianatra:
Aiza ny efi-trano hiarahako mihi-
nana ny Paska amy ny mpianatro?
15 Ary izy hanoro anareo efi-trano
malalaka ambony rihana izay voaisy
fipetrahana sady voavoatra tsara;
any no amboary ho antsika. 16
Ary ny mpianatra nandeha, dia
tonga tany an-tanàna ka nahita
araka izay nolazainy taminy; dia
namboatra ny Paska izy.
17 Ary nony hariva ny andro,
dia tonga Izy sy ny roa amby ny
folo lahy. 18 Ary raha nipetraka
nihinana izy, dia hoy Jesosy: La-
zaiko aminareo marina tokoa fa ny
anankiray aminareo, dia izay iray
miara-mihinana amiko, no hamadika
Ahy. 19 Dia nalahelo izy, ka samy
nanontany Azy tsirairay hoe: Izaho
va izany? 20 Ary Izy nanao ta-
miny hoe: Izay anankiray amy ny
roa amby ny folo lahy miara-mana-
tsoboka amiko ao anatin' ny lovia
*no izy*. 21 Fa ny Zanak' olona dia
mandeha tokoa, araka ny nanora-
tana Azy, nefa lozan' izay olona
hahazoana ny Zanak' olona hatolo-
tra! Tsara ho an' izany olona
izany raha tsy ary akory.
22 Ary raha mbola nihinana izy,
Jesosy nandray mofo; ka nony efa
nisaotra, dia novakiny ka natolony
azy ary nataony hoe: Raiso, ity no
tenako. 23 Dia nandray kapoaka
Izy, ka nony efa nisaotra, dia nato-
lony azy; ka dia nisotroan' izy re-
hetra izany. 24 Ary hoy Izy ta-
miny: Ity no rako amy ny fane-
kena,[1] izay alatsaka hamonjy ny
maro. 25 Lazaiko aminareo marina
tokoa: Tsy mba hisotro ny vokatry
ny voaloboka intsony Aho mandra-
pihavin' ny andro hisotroako izay
vaovao any amy ny fanjakan' An-
driamanitra.

*Ny resaka nataony Jesosy sy ny mpianany teny an-dàlana, raha nankany an-tendrombohitra Oliva.*

‖ Mat. xxvi. 30-35; Lio. xxii. 31-38. (Jao. xiii. 36-38?)

26 ARY rehefa nihira fiderana
izy, dia lasa nankany an-
tendrombohitra Oliva.
27 Ary hoy Jesosy taminy: Ho
tafintohina avokoa hianareo rehetra;
fa voasoratra hoe: "Hamely ny
mpiandry Aho, dia hihahaka ny on-
dry" (Zak. xiii. 7). 28 Fa rehefa
mitsangana Aho, dia hialoha anareo
ho any Galilia.
29 Fa hoy Petera taminy: Na
dia ho tafintohina avokoa aza ny
olona rehetra, izaho tsy mba ho
tafintohina. 30 Ary hoy Jesosy
taminy: Lazaiko aminao marina
tokoa: Anio, dia amin' ity alina ity,
raha tsy mbola misy akoho maneno
fanindroany, dia handa Ahy intelo
hianao. 31 Fa vao mainka niteny
mafy dia mafy izy hoe: Na dia
hiara-maty aminao aza aho, tsy mba
handa Anao tokoa aho. Ary toy
izany koa no nolazain' izy rehetra.

*Jesosy tao Getsemane.*

‖ Mat. xxvi. 36-46; Lio. xxii. 39-46.

32 ARY tonga tany amy ny saha
izay atao hoe Getsemane
izy; dia hoy Jesosy tamy ny mpia-
nany: Mipetraha eto hianareo man-
dra-pivavako.
33 Ary nitondra any Petera sy
Jakoba sy Jaona Izy, dia talanjona
sady ory indrindra. 34 Ary hoy
Izy taminy: Fadiranovana loatra ny
fanahiko toy ny efa ho faty; mitoera

[1] *Na:* [fanekena vaovao].

eto, ka miareta tory. 35 Ary nony
nandroso kelikely Izy, dia nianko-
hoka tamy ny tany ka nivavaka
mba hialan' izany ora izany aminy,
raha azo atao. 36 Ary hoy Izy:
Aba, Raiko ô, ny zavatra rehetra
hainao; esory amiko ity kapoaka
ity; nefa aoka tsy ny sitrapoko
anie no hatao, fa ny Anao.
37 Ary avy Izy ka nahita azy
ireo matory, dia hoy Izy taminy
Petera: Ry Simona, matory va
hianao? Tsy nahazaka niari-tory
na dia ora iray hiany aza va hianao?
38 Miareta tory hianareo, ka miva-
vaha, mba tsy hidiranareo amy ny
fakam-panahy; mety hiany ny fa-
nahy, fa ny nofo no tsy manan-kery.
39 Dia lasa indray Izy ka nivavaka
nanao ilay teny teo hiany. 40 Ary
nony niverina indray Izy, dia nahita
azy matory, fa efa nilondolondo ny
masony, ka tsy hitany izay hava-
liny Azy. 41 Ary avy fanintelony
Izy, dia nanao taminy hoe: Matoria
ary ankehitriny, ka mialà sasatra
hianareo. Aoka izay; efa tonga ny
ora; indro, ny Zanak' olona hatolo-
tra eo an-tànan' ny mpanota. 42
Mitsangàna, andeha isika; indro fa
efa akaiky ilay mamadika Ahy.

*Ny nisamborana any Jesosy.*

|| Mat. xxvi. 47-56; Lio. xxii. 47-53; Jao. xviii. 1-11.

43 ARY niaraka tamin' izay,
raha mbola niteny Izy,
dia avy Jodasy, isan' ny roa amby
ny folo lahy, sady nisy vahoaka nia-
raka taminy, nitondra sabatra sy
langilangy, nirahin' ny lohan' ny
mpisorona sy ny mpanora-dalàna ary
ny loholona. 44 Ary ilay hamadika
Azy efa nanome famantarana ireo
ka nanao hoe: Izay horohako no
Izy; sambory Izy ka ento, fa aza
avela ho afaka. 45 Ary rehefa
tonga izy, dia nanatona any Jesosy
niaraka tamin' izay ka nanao hoe:
Raby ô! dia nanoroka Azy izy. 46
Ary ny olona naninjitra ny tànany
taminy ka nisambotra Azy. 47
Ary ny anankiray tamin' izay teo
anilany nanatsoaka ny sabany, dia
nikapa ny mpanompon' ny mpisoro-
nabe ka nahafaka ny sofiny.
48 Ary Jesosy namaly ka nanao
taminy hoe: Mivoaka mitondra sa-
batra sy langilangy hisambotra Ahy
toy ny hisambotra jiolahy va hia-
nareo? 49 Teo aminareo isan-andro
Aho nampianatra teo an-kianjan'
ny tempoly, nefa tsy nisambotra
Ahy hianareo; fa mba hahatante-
raka ny Soratra *Masina* izao.
50 Ary samy nandao Azy izy
rehetra ka nandositra.
51 Ary nisy zatovo anankiray
nanaraka Azy, ka lamba hariry ma-
dinika fotsiny hiany no nitafiany,
ary nosamborin' ny olona teo izy.
52 Dia navelany *teny aminy* ny
lambany hariry madinika, ka nan-
dositra nitanjaka izy.

*Ny nitsarana any Jesosy teo anatre-han' ny mpisoronabe, sy ny nan-davany Petera Azy intelo.*

|| Mat. xxvi. 57-75; Lio. xxii. 54-71; Jao. xviii. 12-27.

53 ARY nitondra any Jesosy ho
any amy ny mpisoronabe
izy; ary niangona teo aminy ny
lohan' ny mpisorona rehetra sy
ny loholona ary ny mpanora-dalàna.
54 Ary Petera efa nanaraka Azy
teny lavidavitra eny hatrany amy
ny kianjan' ny tranon' ny mpisoro-
nabe; ary niara-nipetraka teo amy
ny mpiandry raharaha izy ka na-
mindro teo anilan' ny afo.
55 Ary ny lohan' ny mpisorona
sy ny Synedriona rehetra nitady
vavolombelona hiampanga any Je-
sosy hamonoany Azy, nefa tsy na-
hita. 56 Fa maro no niampanga
lainga Azy, nefa tsy nifanaraka ny
fiampangany. 57 Ary nitsangana
ny sasany, dia niampanga lainga
Azy nanao hoe: 58 Izahay efa nan-
dre Azy nanao hoe: Izaho handrava
ity tempoly nataon-tànana ity, ary
amy ny hateloana dia hanangana
hafa izay tsy nataon-tànana Aho.

59 Fa tsy nifanaraka ny filàzany na
dia tamin' izany aza.

60 Ary ny mpisoronabe nitsan-
gana nankeo afovoany, dia nanon-
tany any Jesosy ka nanao hoe: Tsy
mety mamaly akory va Hianao?
Inona no iampangan' ireto Anao?
61 Fa tsy niteny Jesosy sady tsy
namaly akory.

Dia nanontany Azy indray ny
mpisoronabe ka nanao taminy hoe:
Hianao va no Kristy, Zanaky ny
Isaorana? 62 Ary hoy Jesosy:
Izaho no Izy; ary ho hitanareo ny
Zanak' olona mipetraka eo anka-
vanan' ny Hery sady avy eo amy
ny rahon' ny lanitra. 63 Ary ny
mpisoronabe nandriatra ny fitafiany
ka nanao hoe: Ahoana no mbola
ilantsika vavolombelona indray? 64
Efa renareo ny fitenenany ratsy;[1]
ahoana no hevitrareo? Dia nataon'
izy rehetra fa miendrika ho faty
Izy.

65 Ary ny sasany nandrora Azy,
dia nanarona ny tavany sady na-
mely tahamaina Azy ka nanao
hoe: Maminania; ary ny mpiandry
raharaha namely tahamaina[2] Azy
koa.

66 Ary raha nitoetra teo ambany
teo an-kianja Petera, dia avy ny
anankiray tamy ny ankizivavin' ny
mpisoronabe; 67 ary nony nahita
any Petera namindro izy, dia nijery
azy ka nanao hoe: Hianao koa
nomba any Jesosy avy any Naza-
reta. 68 Fa izy nandà ka nanao
hoe: Tsy fantatro sady tsy azoko
ny teninao. Dia niala ho eo am-
bavahady izy, ary nisy akoho na-
neno. 69 Ary ilay ankizivavy na-
hita azy indray, dia niteny tamin'
izay teo anilany hoe: Io lehilahy io
mba naman' ireny; 70 fa izy nandà
indray. Ary nony afaka kelikely,
izay teo anilany koa dia nilaza ta-
miny Petera hoe: Naman' ireo to-
koa hianao; fa Galiliana hianao.
71 Dia niozona sy nianiana izy ka
nanao hoe: Tsy fantatro izany lehi-
lahy lazainareo izany. 72 Ary nia-
raka tamin' izay dia nisy akoho
naneno fanindroany. Ary Petera
nahatsiaro ny teny izay nolazainy
Jesosy taminy hoe: Raha tsy mbola
misy akoho maneno fanindroany,
dia handa Ahy intelo hianao. Ary
nony nieritreritra izany izy, dia
nitomany.

*Ny nitsarany Pilato any Jesosy, sy ny nanolorany Azy hohomboana tamy ny hazo fijaliana.*

‖ Mat. xxvii. 1-26; Lio. xxiii. 1-25; Jao. xviii. 28-40.

XV. ARY niaraka tamin' izay ra-
ha vao maraina ny andro,
ny lohan' ny mpisorona sy ny loho-
lona sy ny mpanora-dalàna mbamy[3]
ny Synedriona rehetra dia niara-
nisaina ary namatotra any Jesosy
ka nitondra Azy, dia nanolotra Azy
teo aminy Pilato. 2 Ary Pilato
nanontany Azy hoe: Hianao va no
Mpanjakan' ny Jiosy? Ary Izy
namaly ka nanao taminy hoe: Voala-
zanao. 3 Ary ny lohan' ny mpiso-
rona niampanga Azy zavatra maro.
4 Ary Pilato dia nanontany Azy
indray hoe: Tsy mety mamaly akory
va Hianao? He! izao hamaroan'
ny zavatra iampangany Anao izao!
5 Fa Jesosy tsy namaly intsony, na
dia indraim-bava akory aza, ka dia
gaga Pilato.

6 Ary isaky ny avy ny andro
firavoravoana dia fanaony ny man-
defa mpifatotra iray izay angatahin'
ny vahoaka. 7 Ary nisy anan-
kiray, ilay atao hoe Barabasy, nifa-
totra tao mbamy ny mpikomy sasa-
ny, izay efa nahafaty olona tamy ny
fikomiana. 8 Ary ny vahoaka nia-
katra ka nangataka azy *hanao* araka
izay fanaony aminy. 9 Fa Pilato
namaly azy ka nanao hoe: Tianareo
va raha ny Mpanjakan' ny Jiosy no
halefako ho anareo? 10 Fa fantany
fa fialonana no nanoloran' ny lohan'

[1] *Gr.* blasphemia; *izahao Mat.* ix. 3. [2] *Na:* tehina. [3] *Na:* dia.

ny mpisorona Azy. 11 Fa ny lohan'
ny mpisorona nanome fo ny vahoaka,
fa aleo Barabasy no halefany Pilato
ho azy. 12 Ary Pilato namaly ka
nanao taminy indray hoe: Ka inona
ary no hataoko amin' ilay ataonareo
hoe: Mpanjakan' ny Jiosy? 13
Ary ny vahoaka niantso indray hoe:
Homboy amy ny hazo fijaliana Izy.
14 Ary hoy Pilato taminy: Fa
inona moa no ratsy nataony? Nefa
vao mainka niantsoantso izy ka
nanao hoe: Homboy amy ny hazo
fijaliana Izy. 15 Ary Pilato ta-
hahazo sitraka tamy ny vahoaka,
ka dia nandefa any Barabasy ho
azy; fa Jesosy nasainy nokapohina,[1]
dia natolony azy mba hohomboana
amy ny hazo fijaliana.

*Ny nanomboana any Jesosy tamy ny hazo fijaliana.*

‖ Mat. xxvii. 27-56; Lio. xxiii. 26-49; Jao. xix. 1-37.

16 ARY ny miaramila nitondra
any Jesosy ho eo an-kianja,
dia ao anati-rova [2] sady nanangona
ny miaramila namany rehetra. 17
Ary dia nampitafy Azy *lamba* volom-
parasy izy, sady nandrandrana sa-
troka tsilo, ka nasatrony ny lohany.
18 Ary dia niarahaba Azy hoe izy:
Arahaba, ry Mpanjakan' ny Jiosy!
19 Ary dia nikapoka ny lohany
tamy ny volotara izy sady nandrora
Azy, dia nandohalika sy niankohoka
teo anatrehany. 20 Ary rehefa
nanao Azy ho fihomehezana izy, dia
nanala ilay *lamba* volomparasy teny
aminy, ka nampitafiny Azy indray
ny fitafiany; ary dia nentiny hohom-
boany amy ny hazo fijaliana Izy.
21 Ary Simona Kyreniana (rai-
ny Aleksandro sy Rofosy), izay
nandalo avy tany an-tsaha, no notere-
reny hitondra ny hazo fijaliany
Jesosy.
22 Ary Jesosy dia nentiny teo
amy ny tany Golgota, izany hoe,
raha adika, Fitoeran-karan-doha. 23
Dia notolorany divay miharo miora
Izy; nefa tsy nety nisotro Izy.
24 Ary rehefa voahombony tamy
ny hazo fijaliana Izy, dia nanaovany
loka no fizara ny fitafiany, hahitany
izay ho azony avy. 25 Ary tamy
ny ora fahatelo no nanomboany Azy
tamy ny hazo fijaliana.
26 Ary ny soratra milaza ny na-
namelohana Azy dia voasoratra teo
amboniny hoe: MPANJAKAN' NY
JIOSY.
27 Ary nisy jiolahy roa nohom-
boany tamy ny hazo fijaliana koa,
ny anankiray teo amy ny ankavana-
ny, ary ny anankiray teo amy ny
ankaviany.[3]
29 Ary izay nandalo dia niteny
ratsy Azy sady nihifikifi-doha ka
nanao hoe: Hià! ry ilay maharava
ny tempoly sy mahatsangana azy
amy ny hateloana, 30 vonjeo ny
tenanao, ka midìna hiala amy ny
hazo fijaliana. 31 Ary toy izany
koa no faneson' ny lohan' ny mpiso-
rona, fa niresaka izy sy ny mpa-
nora-dalàna nanao hoe: Namonjy
ny sasany Izy, fa ny tenany tsy
hainy vonjena. 32 Aoka Kristy,
Mpanjakan' ny Isiraely, hidina
hiala amy ny hazo fijaliana ankehi-
triny mba ho hitantsika ka hinoan-
tsika. Ary ireo niaraka nohom-
boana taminy tamy ny hazo fijaliana
dia naneso Azy koa.
33 Ary nony tamy ny ora fahe-
nina, dia tonga maizina ny tany re-
hetra, ka naharitra hatramy ny ora
fahasivy izany. 34 Ary tamy ny
ora fahasivy Jesosy dia niantso tamy
ny feo mahery ka nanao hoe: Eloy,
Eloy, lamà sabaktany! izany hoe,
raha adika: Andriamanitro ô, An-
driamanitro ô, nahoana no dia maha-
foy Ahy Hianao" (Sal. xxii. 2).
35 Ary ny sasany izay nijanona
teo, raha nandre izany, dia nanao
hoe: Indro, miantso any Elia Izy.

---

[1] *Izahao Mat.* xxvii. 26. [2] *Gr.* pretoria. [3] *Ampio hoe:* 28 [Dia tanteraka ny Soratra *Masina* izay manao hoe: "Ary natao ho isan' ny mpanota Izy" (Isa. liii. 12)].

36 Ary ny anankiray nihazakazaka,
dia nanatsoboka sipaonjy tamy ny
vinaingitra, ka notohiziny tamy ny
volotara, dia natohony hotsentsefiny
Jesosy, fa hoy izy: Aoka hoe hiza-
hantsika na ho avy hampidina Azy
Elia, na tsia.
37 Ary Jesosy niantso tamy ny
feo mahery, dia afaka ny ainy.
38 Ary ny efitra lamba tao amy
ny tempoly dia triatra nizara roa
hatrany ambony ka hatrany ambany.
39 Ary ny kapiteny izay nijanona
tandrifiny, raha nahita fa afaka toy
izany ny ainy,[1] dia nanao hoe: Ma-
rina tokoa fa Zanak' Andriamani-
tra io lehilahy io.
40 Ary nisy vehivavy koa nitsin-
jo teny lavidavitra eny, ary isan'
ireny Maria Magdalena sy Salome
ary Maria, reniny Jakoba kely sy
Josesy, 41 izay nanaraka Azy ka
nanompo Azy, fony Izy tany Galilia,
mbamy ny vehivavy maro koa izay
niaraka taminy niakatra tany Jero-
salema.

*Ny nandevenana any Jesosy.*

|| Mat. xxvii. 57-66; Lio. xxiii. 50-56;
Jao. xix. 38-42.

42 ARY nony hariva (satria an-
dro fiomanana ny andro, dia
ny andro alohan' ny Sabata), 43 dia
avy Josefa avy any Arimatia, lehi-
lahy manan-kaja, izay isan' ny Sy-
nedriona sady niandry ny fanjakan'
Andriamanitra koa; ary sahy ni-
ditra tao aminy Pilato izy ka nan-
gataka ny fatiny Jesosy. 44 Ary
gaga Pilato raha maty sahady Je-
sosy, ka dia niantso ny kapiteny
hankao aminy izy ka nanontaniany
azy na efa maty ela Izy, na tsia.
45 Ary rehefa nahare tamy ny
kapiteny izy, dia nomeny any Josefa
ny faty. 46 Ary izy nividy hariry
madinika, dia nampidininy ny fa-
tiny Jesosy ka nofonosiny hariry
madinika, ary naleviny tao amy ny
fasana, izay nolavahana tamy ny
vatolampy, dia nanakodia vato ho
eo amy ny varavaran' ny fasana izy.
47 Ary Maria Magdalena sy Maria,
*reniny* Josesy, dia nijery izay name-
trahany Azy.

*Ny nitsanganany Jesosy tamy ny maty, sy ny nisehoany tamy ny mpianany, ary ny nampiakarana Azy ho any an-danitra.*

|| Mat. xxvii. 1-20; Lio. xxiv. 1-53;
Jao. xx. 1-29.

XVI. ARY rehefa afaka ny an-
dro Sabata, dia lasa ni-
vidy zava-manitra Maria Magdalena
sy Salome ary Maria, *reniny* Jakoba,
mba handeha hanosotra ny fatiny
Jesosy. 2 Ary nony maraina koa
tamy ny voalohan' andro amy ny
herinandro, rehefa niposaka ny ma-
soandro, dia nankany amy ny fasana
izy ireo. 3 Ary niresaka hoe izy:
Iza re no hanakodia ny vato ho
afaka amy ny varavaram-pasana
hisolo antsika? 4 Fa nony nitraka
izy, dia, indro, hitany fa efa voa-
kodia niala ny vato; fa lehibe dia
lehibe ny vato. 5 Ary raha niditra
tao anatin' ny fasana izy, dia nahita
zatovo anankiray nipetraka teo amy
ny ankavanana niakanjo akanjo
fotsy, dia talanjona izy. 6 Fa hoy
ilay zatovo taminy: Aza talanjona;
mitady any Jesosy avy any Naza-
reta Izay nohomboana tamy ny hazo
fijaliana hianareo; efa nitsangana
Izy; tsy ato Izy; jereo fa teo no
nametrahany Azy. 7 Fa mande-
hana, lazao amy ny mpianany sy
Petera fa mialoha anareo ho any
Galilia Izy; any no hahitanareo
Azy, araka izay nolazainy tamina-
reo. 8 Dia nivoaka izy ka lasa
nandositra niala tamy ny fasana, fa
tora-kovitra sady talanjona izy; ary
tsy mba nilaza na inona na inona
tamin' olona izy, satria natahotra.

[9 Ary rehefa nitsangana tamy
ny marain' ny andro voalohany amy

[1] *Na:* [nahita Azy niantso toy izany, sady afaka ny ainy].

ny herinandro Jesosy, dia niseho
voalohany taminy Maria Magdalena,
ilay namoahany demonia fito, Izy.
10 Ary Maria nandeha ka nilaza
tamin' ireo efa nomba any Jesosy,
izay mbola nisaona sy nitomany.
11 Ary izy ireo, na dia nandre aza
fa velona Izy sady efa hitan-drave-
hivavy, dia mbola tsy nety nino
hiany.

12 Ary taorian' izany Jesosy dia
niseho tamy ny endrika hafa tamy
ny roa lahy aminy, izay nankany
an-tsaha. 13 Ary izy ireo nandeha
ka nilaza tamy ny namany; fa na
dia ireo aza tsy ninoany koa.

14 Rehefa afaka izany, dia niseho
tamy ny iraika amby ny folo lahy
Jesosy, raha nipetraka nihinana
ireo; ary Izy nanome tsiny azy
noho ny tsi-finoany sy ny hamafin'
ny fony, satria tsy ninoany ireo efa
nahita Azy, rehefa nitsangana Izy.
15 Ary hoy Izy taminy: Mande-
hana any amin' izao tontolo izao
hianareo, ka mitoria ny filazantsara
amy ny olombelona rehetra. 16
Izay mino sy atao batisa no hovon-
jena; fa izay tsy mety mino no
hohelohina. 17 Ary izao famanta-
rana izao no hanaraka izay mino:
hamoaka demonia amy ny anarako
izy; hiteny amy ny fiteny izay tsy
mbola hainy izy; 18 handray me-
narana izy; ary na dia misotro
zava-mahafaty aza izy, dia tsy ham-
paninona azy izany; hametra-tànana
amy ny marary izy, dia ho sitrana
ireny.

19 Ary Jesosy Tompo, rehefa ni-
teny taminy, dia nampiakarina ho
any an-danitra ka nipetraka eo an-
kavanan' Andriamanitra.

20 Fa izy ireo kosa dia lasa ka
nitori-teny eny tontolo eny, ary ny
Tompo niara-niasa taminy ka nana-
marina ny teny tamy ny famanta-
rana izay nomba azy. Amena.]

---

# NY FILAZANTSARA

NOSORATANY

# LIOKA.

---

*Fitarihan-teny.*

I. SATRIA maro no efa nanoratra
nandahatra tantara ny amy
ny zavatra izay efa tanteraka[1] ta-
mintsika tokoa, 2 araka izay efa
noraisintsika natolotry ny vavolom-
belona izay sady nahita maso no efa
mpitory[2] ny teny hatramy ny voa-
lohany: 3 dia sitrako koa, rehefa
nofotorako tsara ny zavatra rehetra
hatramy ny niandohany, ny hano-
ratra izany aminao araka ny filaha-
rany, ry Teofilo tsara indrindra,[3]
4 mba hahafantaranao tsara fa mafy
orina ny teny izay nampianarina
anao.

*Ny nilazan' ny anjely taminy Zakaria ny amy ny hahaterahany Jaona.*

5 TAMY ny androny Heroda,
mpanjakany Jodia, nisy
mpisorona anankiray atao hoe Za-
karia, isan' ny antokony Abia; ary
ny vadiny dia avy tamy ny taranaky

---

[1] *Na:* inoana tokoa amintsika. [2] *Gr.* mpanompo.
[3] *Gr.* mahery indrindra; *teny fanajana ny lehibe izany.*

Arona, Elizabeta no anarany. 6
Ary samy marina teo anatrehan'
Andriamanitra izy mivady sady ni-
tondra tena tsy nanan-tsiny araka
ny didy sy ny fitsipika rehetra no-
men' ny Tompo. 7 Ary tsy nanan-
janaka izy, fa momba Elizabeta;
ary samy efa antitra izy mivady.

8 Ary nony nanao raharaham-
pisoronana teo anatrehan' Andria-
manitra Zakaria araka ny fifandim-
basan' ny antokony, 9 araka ny
fanao amy ny fisoronana, dia anja-
rany araka ny filokana ny hiditra
ao amy ny tempolin' ny Tompo ka
handoro ditin-kazo manitra. 10
Ary ny vahoaka rehetra nitoetra teo
ivelany nivavaka tamy ny ora fan-
doroana ny ditin-kazo manitra. 11
Ary nisy anjelin' ny Tompo niseho
taminy teo ankavanan' ny alitara
fandoroana ny ditin-kazo manitra.
12 Ary nony nahita azy Zakaria,
dia taitra loatra izy ka raiki-tahotra.
13 Fa hoy ilay anjely taminy: Aza
matahotra, ry Zakaria; fa efa no-
henoina ny fangatahanao, ka Eliza-
beta vadinao dia hiteraka zazalahy
aminao, ary Jaona no hataonao
anarany. 14 Ary ho faly sy ho
ravoravo hianao; ary maro no hi-
faly amy ny hahaterahany. 15 Fa
ho lehibe eo anatrehan' ny Tompo
izy, ary tsy hisotro divay na toaka
sady hofenoina ny Fanahy Masina
hatrany an-kibon-dreniny aza. 16
Ary maro amy ny Zanak' Isiraely
no hampodiny aminy Jehovah An-
driamaniny. 17 Ary izy handeha
eo alohany amy ny fanahy sy ny
heriny Elia mba hampody ny fon'
ny ray ho amy ny zanaka, ary ny
tsy manoa ho amy ny fahendren'
ny marina, hamboatra firenena voao-
mana ho any ny Tompo (Mal. iii.
23, 24).

18 Ary hoy Zakaria tamin' ilay
anjely: Inona no hahafantarako
izany? fa izaho efa antitra, ary efa
antitra koa ny vadiko. 19 Ary
ilay anjely namaly ka nanao taminy
hoe: Izaho no Gabriela, izay mi-
tsangana eo anatrehan' Andriamani-
tra; ary nirahina hiteny aminao
aho ka hilaza aminao izany teny
mahafaly izany. 20 Koa, indro, ho
moana hianao ka tsy hahay miteny
ambara-pahatongan' ny andro hise-
hoan' izany zavatra izany, ho valin'
ny tsy ninoanao ny teniko, izay ho
tanteraka amy ny fotoany.

21 Ary ny olona dia niandry any
Zakaria ka gaga noho izy naha-
ritra ela tao amy ny tempoly. 22
Kanjo rehefa nivoaka izy, dia tsy
nahay niteny taminy; ary dia fan-
tatry ny olona fa efa nahita fahitana
tao amy ny tempoly izy; ary izy
nanao baikon' ny moana taminy,
ary dia mbola moana hiany.

23 Ary rehefa tapitra ny andro
nanaovany fanompoam-pivavahana,
dia lasa nody tany an-tranony izy.
24 Ary taorian' izany andro izany
dia nitoe-jaza Elizabeta vadiny, dia
niery dimy volana izy ka nanao
hoe: 25 Izao no nataon' ny Tompo
tamiko tamy ny andro izay nitsin-
jovany hahafa-tondromaso ahy amy
ny olona.

*Ny nilazany Gabriela taminy Maria fa hiteraka any Jesosy izy.*

26 ARY tamy ny fahenim-bolana
dia nirahin' Andriamanitra
ny anjely Gabriela ho any an-ta-
nàna anankiray any Galilia atao
hoe Nazareta, 27 ho any amy ny
virijina anankiray, izay voafofo ho
vadin' ny lehilahy atao hoe Josefa,
avy tamy ny taranaky Davida; ary
ny anaran' ny virijina dia Maria.
28 Ary nony niditra tao aminy ilay
anjely, dia nanao hoe: Arahaba, ry
ilay nohasoavina, ny Tompo momba
anao.[1] 29 Ary taitra loatra izy
noho ny teniny ka nieritreritra izay
tokony ho hevitr' izany fiarahabana
izany.

---

[1] *Ampio hoe:* [voatahy samy vehivavy hianao].

30 Ary hoy ilay anjely taminy:
Aza matahotra, ry Maria, fa efa
nahita fitia tamin' Andriamanitra
hianao. 31 Ary, indro, hitoe-jaza
hianao ka hiteraka zazalahy, ary ny
anarany dia hataonao hoe Jesosy.
32 Izy ho lehibe ka hatao hoe Za-
naky ny Avo Indrindra; ary Jeho-
vah Andriamanitra hanome Azy ny
seza fiandrianany Davida rainy; 33
ary hanjaka amy ny taranaky Ja-
koba mandrakizay Izy; ary ny fan-
jakany tsy hanam-pahataperana.
34 Ary hoy Maria tamin' ilay
anjely: Hanao ahoana re no haha-
tanteraka izany, fa tsy mahalala
lahy aho? 35 Ary ilay anjely na-
maly ka nanao taminy hoe: Ny
Fanahy Masina ho tonga ao aminao,
ary hisy herin' ny Avo Indrindra
hanaloka anao; koa ny Masina Izay
hateraka [1] dia hatao hoe Zanak' An-
driamanitra. 36 Ary, indro, Eliza-
beta havanao dia efa mitoe-jaza koa,
na dia efa antitra aza; ary efa man-
dray enina izy izao, izay natao hoe
momba. 37 Fa tsy hisy tsy ho
tanteraka ny teny rehetra ataon'
Andriamanitra. 38 Dia hoy Maria:
Inty ny ankizivavin' ny Tompo;
aoka anie ho tonga amiko araka
ny teninao. Dia nandao azy ilay
anjely.

*Ny namangiany Maria any Elizabeta.*

39 ARY Maria niainga tamin'
izany andro izany ka nan-
deha faingana ho any amy ny tany
havoana, ho ao an-tanàna anankiray
any Joda; 40 ary niditra tao an-
tranony Zakaria izy ka niarahaba
any Elizabeta. 41 Ary rehefa reny
Elizabeta ny fiarahabany Maria, dia
nibitaka [2] ny zaza tao an-kibony;
ary nofenoina ny Fanahy Masina
Elizabeta, 42 dia niantso tamy ny
feo mahery hoe izy: Voatahy samy
vehivavy hianao, ary voatahy ny
hateraky ny kibonao. 43 Avy aiza
no ahatongavan' izao amiko, no mba
vangian' ny renin' ny Tompoko aho?
44 Fa, indro, raha vao ren' ny so-
fiko ny feon' ny fiarahabanao, dia
nibitaka [2] noho ny hafaliana ny zaza
ato an-kiboko. 45 Ary sambatra
hianao izay nino; fa hefaina izay
zavatra nampilazain' ny Tompo ta-
minao. 46 Ary hoy Maria:

Ny foko mankalaza ny Tom-
po,
47 Ary ny fanahiko efa ravo-
ravo tamin' Andriamanitra,
Mpamonjy ahy;
48 Fa efa nijery ny fahambani-
toetry ny ankizivaviny Izy.
Fa, indro, hatramy ny anke-
hitriny dia hataon' ny tara-
naka rehetra ho sambatra
aho.
49 Fa ny Mahery efa nanao zava-
tra lehibe tamiko;
Ary masina ny anarany.
50 Ary ny famindrampony dia
amin' izay matahotra Azy
Hatramy ny taranaka fara
mandimby.
51 Nanao asa lehibe tamy ny
sandriny Izy;
Nampihahaka ny mpiavona-
vona tamy ny fiheveran' ny
fony Izy.
52 Nampiala ny lehibe tamy ny
seza fiandrianany Izy,
Ary nanandratra ny ambany
kosa.
53 Ny noana novokisany soa;
Fa ny manan-karena kosa
nampialainy maina.
54 Niahy any Isiraely mpanom-
pony Izy,
Fa nahatsiaro ny famindram-
pony
55 (Araka ny voalazany tamy ny
razantsika),
Taminy Abrahama sy ny tara-
nany mandrakizay.

56 Ary Maria nitoetra teo aminy
Elizabeta tokony ho telo volana vao
nody tany an-tranony.

[1] *Na:* [haterakao].

[2] *Na:* niantsambotra.

*Ny nahaterahany Jaona Mpanao batisa.*

57 ARY tonga ny andro hahave-
lomany Elizabeta, dia nite-
raka zazalahy izy. 58 Ary ny
niara-monina taminy sy ny havany
nandre fa efa nohalehibiazin' ny
Tompo ny famindrampony taminy;
dia niara-nifaly taminy ireo.

59 Ary tamy ny andro fahavalo
dia tonga hamora ny zaza izy, ka
efa saiky hataony hoe Zakaria araka
ny anaran-drainy ny anarany. 60
Fa ny reniny namaly ka nanao hoe:
Tsy izany, fa hatao hoe Jaona izy.
61 Fa hoy izy ireo taminy: Tsy
misy na dia iray akory aza amy ny
havanao izay manana izany anarana
izany. 62 Ary nanao baikon' ny
moana tamy ny rainy izy ireo, izay
tokony ho tiany hatao anarany. 63
Ary nangataka fàfana izy ka nano-
ratra hoe: Jaona no anarany. Dia
gaga avokoa izy rehetra. 64 Ary
dia nisokatra niaraka tamin' izay
ny vavany, ka afaka niteny ny le-
lany; dia niteny izy ka nidera an'
Andriamanitra.

65 Dia raiki-tahotra izay rehetra
niara-monina taminy; ary niely
teny amy ny tany havoany Jodia
rehetra ny lazan' izany rehetra
izany. 66 Ary izay rehetra nandre
dia nandatsaka izany tam-pony ka
nanao hoe: Ho zaza hanao ahoana
re io? Fa ny tànan' ny Tompo
nomba azy.

67 Ary dia feno ny Fanahy Ma-
sina Zakaria rainy ka naminany
hoe:

68 Isaorana anie ny Tompo, Andriamanitry ny Isiraely;
Fa nitsinjo ny olony Izy ka nanao fanavotana ho azy.
69 Ary nanangana tandro-pamonjena ho antsika
Amy ny taranaky Davida mpanompony Izy
70 (Araka izay nampilazainy ny mpaminaniny masina hatramy ny fahagola),
71 Dia famonjena antsika amy ny fahavalontsika
Sy amy ny tànan' izay rehetra mankahala antsika,
72 Manefa famindrampo amy ny razantsika Izy
Sady mahatsiaro ny fanekeny masina,
73 Dia ny fianianana izay nianianany taminy Abrahama razantsika,
74 Hanao izay hahazoantsika hanompo Azy tsy amin-tahotra,
Satria afaka amy ny fahavalontsika isika,
75 Amy ny fahamasinana sy ny fahamarinana eo anatrehany amy ny andro rehetra hiainantsika.
76 Ary hianao, ry zaza, dia hatao hoe mpaminanin' ny Avo Indrindra;
Fa hialoha eo anatrehan' ny Tompo hianao hamboatra ny làlany,
77 Hanome ny olony ny fahalalam-pamonjena
Amy ny famelana ny helony,
78 Noho ny halehiben' ny famindrampon' Andriamanitsika, izay hiposahan'[1] ny mazava avy any amy ny avo ho antsika.
79 Hamirapiratra amin' izay mipetraka ao amy ny maizina sy ao amy ny aloky ny fahafatesana,
Hanitsy ny diantsika ho amy ny làlam-piadanana.

80 Ary ny zazakely nitombo ka
nihahery tam-panahy; ary nitoetra
tany an-efitra izy ambara-pahaton-
gan' ny andro nisehoany tamy ny
Isiraely.

[1] *Na:* [niposahan'].

*Ny nahaterahany Jesosy tao Betlehema.*

II. ARY tamin' izany andro izany
dia nisy didy navoaky
Aogosto Kaisara hampanoratra ny
anaran' ny vahoaka rehetra amy ny
fanjakany 2 (Izany no fanoratana
voalohany [1] natao fony Kyrenio na-
napaka tany Syria). 3 Dia samy
nankany amy ny tanànany avy izy
rehetra mba hosoratana.

4 Ary Josefa koa niakatra avy
tany Galilia, dia avy tao an-tanàna
Nazareta, hankany Jodia, ho ao an-
tanànany Davida,izayatao hoe Betle-
hema (satria avy tamy ny taranaky
Davida sy ny mpianakaviny izy), 5
mba hosoratana izy sy Maria fofom-
badiny, izay efa bevohoka.

6 Ary raha nitoetra teo izy, dia
tonga ny andro hahavelomany. 7
Ary niteraka ny lahimatoany izy,
dia nohodidininy lamban-jaza ka
nampandriny teo amy ny fihinanam-
bilona; fa tsy nisy nitoerany tao
an-tranom-bahiny.

*Ny nilazan' ny anjely tamy ny mpiandry ondry fa teraka Jesosy.*

8 ARY nisy mpiandry ondry ta-
min' izany tany izany nitoe-
tra tany an-tsaha nitandrina ny on-
driny tamy ny alina. 9 Ary nisy
anjelin' ny Tompo nitsangana teo
anilany, ary ny voninahitry ny
Tompo nanelatrelatra manodidina
azy, ka raiki-tahotra indrindra izy.
10 Ary hoy ny anjely taminy: Aza
matahotra; fa, indro, milaza teny
soa mahafaly aminareo aho, dia fifa-
liana lehibe izay ho any ny olona
rehetra; 11 fa Mpamonjy no teraka
ho anareo anio ao an-tanànany Da-
vida, dia Kristy Tompo. 12 Ary
izao no ho famantarana ho anareo:
hianareo hahita zazakely voahodi-
dina lamban-jaza sady mandry ao
am-pihinanam-bilona.

13 Ary nisy anjely maro be avy
any an-danitra niseho tampoka nia-
raka tamin' ilay anjely teo ka nidera
an' Andriamanitra nanao hoe:

14 Voninahitra any amy ny avo
indrindra ho an' Andria-
manitra!
Ary fiadanana ho etỳ ambo-
nin' ny tany amy ny olona
ankasitrahany! [2]

15 Ary tamin' izany, rehefa niala
teo aminy ireo anjely ireo ka nan-
kany an-danitra, dia niresaka ireo
lehilahy mpiandry ondry ka nanao
hoe: Andeha isika hankany Betle-
hema ka hizaha izany zavatra vao
tonga izany, izay nampahafantarin'
ny Tompo antsika. 16 Dia nande-
ha faingana izy ka nahita any Maria
sy Josefa, ary ny zazakely nandry
teo am-pihinanam-bilona.

17 Ary nony efa nahita izy, dia
nampiely izay teny nolazaina taminy
ny amin' izany zaza izany. 18 Ary
izay rehetra nandre dia gaga tamin'
izay zavatra nolazain' ny mpiandry
ondry taminy. 19 Fa Maria kosa
nitadidy izany teny rehetra izany
ka nieritreritra azy tao am-pony.
20 Ary ny mpiandry ondry nive-
rina nankalaza sy nidera an' Andria-
manitra noho ny zavatra rehetra
izay reny sy hitany, araka izay nola-
zaina taminy.

*Ny namorana any Jesosy, sy ny nitondrana Azy tao amy ny tempoly.*

21 ARY rehefa tapitra ny hava-
loana, ka hoforana ny zaza,
dia nataony hoe JESOSY ny anarany,
araka ilay nataon' ny anjely, fony
tsy mbola torontoronina tao an-kibo
Izy.

22 Ary rehefa tapitra ny andro
fidiovany, araka ny lalàny Mosesy,
dia nitondra Azy niakatra tany Je-
rosalema izy mba hatolotra ho any
ny Tompo 23—araka ny voasoratra

[1] *Na:* Ny tena fanoratana voalohany anefa dia.
[2] *Na:* [Fankasitrahana ho amy ny olona].

ao amy ny lalàn' ny Tompo hoe:
"Ny lahy voalohan-teraka rehetra
hatao hoe masina ho any Jehovah"
(Eks. xiii. 2)—24 ary mba hana-
titra fanatitra araka izay voalaza ao
amy ny lalàn' ny Tompo hoe:
"domohina roa, na zana-boromailala
roa" (Lev. xii. 8).

25 Ary, indro, nisy lehilahy atao
hoe Simeona tao Jerosalema; ary
marina sady mpivavaka tsara izany
lehilahy izany ka niandry ny fam-
piononana ny Isiraely; ary ny Fa-
nahy Masina dia tao aminy. 26
Ary efa nambaran' ny Fanahy Ma-
sina taminy fa tsy hahita fahafate-
sana izy mandra-pahitany ny Kris-
tin' ny Tompo. 27 Ary nentin' ny
Fanahy Masina niditra teo an-kian-
jan' ny tempoly izy; ary rehefa
nampidirin' ny ray aman-dreniny
Jesosy zaza mba hanaovany araka
ny fomban' ny lalàna ny amy ny
zaza, 28 dia nitrotro Azy izy ka ni-
dera an' Andriamanitra nanao hoe:

29 Tompo ô, ankehitriny ny mpa-
nomponao dia alefanao amy
ny fiadanana
Araka ny teninao.
30 Fa ny masoko efa nahita ny
famonjenao,
31 Izay namboarinao teo anatre-
han' ny firenena rehetra,
32 Dia fahazavana hahazava ny
firenena
Sady voninahitry ny Isiraely
olonao.

33 Dia gaga ny ray aman-dreniny
noho ny teny nilazana Azy. 34
Ary Simeona nitso-drano azy ireo ka
nanao taminy Maria, renin' ny *zaza*,
hoe: Indro, Ity *zaza ity* no voaten-
dry ho fandavoana sy ho fananga-
nana ny maro ao amy ny Isiraely
ary ho famantarana holavina—35
ary ny fanahinao aza dia hotsatoha-
na sabatra—mba haseho ny hevitry
ny fo maro.

36 Ary nisy mpaminanivavy anan-
kiray, dia Ana, zanakavaviny Fa-
noela, avy tamy ny fireneny Asera;
efa anti-panahy tokoa izy ary efa
nitoetra tamy ny vadiny fito taona
taorian' ny naha-virijina azy, 37 ary
efa mpitondratena tokony ho efatra
amby valo-polo taona; ary tsy niala
teo an-kianjan' ny tempoly izy, fa
nanompo tamy ny fifadian-kanina
sy ny fivavahana andro aman-alina.
38 Ary nony niditra tamin' izany
ora izany izy, dia nisaotra an' An-
driamanitra ka nilaza Azy tamin'
izay rehetra niandry ny fanavotana
tao Jerosalema.

*Ny niverenany Josefa sy Maria ary Jesosy nankany Nazareta, sy ny nitondrana any Jesosy niakatra tany Jerosalema, rehefa roa amby ny folo taona Izy.*

|| Mat. ii. 19-23.

39 ARY rehefa vitany ny zavatra
rehetra araka ny lalàn' ny
Tompo, dia niverina tany Galilia
izy, dia tao Nazareta tanànany.

40 Ary ny zaza dia nitombo ka
nihahery sady feno fahendrena; ary
ny fahasoavan' Andriamanitra no
tao aminy.

41 Ary ny ray aman-dreniny
nankany Jerosalema isan-taona, raha
avy ny andro firavoravoana amy ny
Paska. 42 Ary rehefa roa amby
ny folo taona Jesosy, dia niakatra
izy ireo, araka ny fanao amy ny
andro firavoravoana. 43 Ary rehefa
tapitra izany andro izany, ka nody
izy, Jesosy zaza dia mbola nitoetra
tany Jerosalema hiany, nefa tsy
fantatry ny ray aman-dreniny izany;
44 ary satria nataony fa niaraka
tamy ny niara-dia taminy Izy, dia
nandeha làlana indray andro izy vao
nitady Azy tamy ny havany sy ny
olom-pantany. 45 Ary nony tsy
nahita Azy izy, dia niverina ho any
Jerosalema nitady Azy. 46 Ary
rehefa afaka hateloana, dia hitany
teo an-kianjan' ny tempoly Izy ni-
petraka teo afovoan' ny mpampia-
natra ka nihaino sady nanontany
azy. 47 Ary talanjona izay rehetra
nandre Azy noho ny fahalalany sy
ny famaliany. 48 Ary raha nahita

Azy izy, dia talanjona, ka hoy ny
reniny taminy: Anaka, nahoana no
nanao toy izany taminay Hianao?
He! izato alahelon-drainao sy izaho
nitady Anao! 49 Fa hoy Izy tami-
ny: Nahoana no nitady Ahy hiana-
reo? tsy fantatrareo va fa tsy main-
tsy ho eto an-tranon' [1] ny Raiko
Aho? 50 Nefa tsy azon' ireo ny
teny izay nolazainy taminy.

51 Ary niara-nidina taminy nan-
kany Nazareta Izy ka nanoa azy.
Ary ny reniny nitahiry izany teny
rehetra izany tao am-pony.

52 Ary Jesosy nitombo saina sy
tena [2] sady nandroso fitia tamin'
Andriamanitra sy ny olona.

*Ny nataony Jaona Mpanao batisa, ary ny nampamatorany Heroda azy.*

|| Mat. iii. 1-12; xiv. 3-5; Mar. i. 1-8; vi. 17-20.

III. ARY tamy ny taona faha-
dimy amby ny folo nan-
jakany Tiberio Kaisara, fony Pontio
Pilato no governora tany Jodia, ary
Heroda no mpanapaka tany Galilia,
ary Filipo rahalahiny no mpanapaka
ny tany Itoria sy Trakonitisy, ary
Lysania no mpanapaka tany Abilena,
2 ary Anasy sy Kaiafa no mpisoro-
nabe,—dia tonga taminy Jaona,
zanaky Zakaria, tany an-efitra ny
tenin' Andriamanitra.

3 Ary nankany amy ny tany re-
hetra any amorony Jordana izy
nitory ny batisan' ny fibebahana ho
famelan-keloka; 4 araka ny voaso-
ratra ao amy ny bokin' ny teniny
Isaia mpaminany hoe:

"Injany! misy feon' ny mian-
tso mafy any an-efitra hoe:
Amboary ny làlany Jehovah,
Ataovy mahitsy ny làlan-
kalehany.
5 Ny lohasaha rehetra hototo-
fana,
Ary ny tendrombohitra sy ny
havoana rehetra haetry,
Ary ny meloka hahitsy,
Ary ny làlana mikitoantoana
hohamarinina;
6 Ary ny nofo rehetra hahita
ny famonjen' Andriamani-
tra" (Isa. xl. 3-5).

7 Dia hoy izy tamy ny vahoaka
izay nankeo aminy mba hataony
batisa: Ry taranaky ny menarana,
iza no nanoro hevitra anareo han-
dositra ny fahatezerana ho avy? 8
Koa mamoaza voa miendrika ny
fibebahana; ary aza manao anakam-
po hoe: Manana any Abrahama ho
rainay izahay; fa lazaiko aminareo
fa Andriamanitra mahay mananga-
na zanaka ho any Abrahama avy
amin' ireto vato ireto. 9 Ary, in-
dro, efa mipetraka eo amy ny foto-
try ny hazo sahady ny famaky;
koa ny hazo rehetra izay tsy mamoa
voa tsara dia hokapaina ka hatsipy
any anaty afo.

10 Ary ny vahoaka nanontany
any Jaona hoe: Inona ary no ha-
taonay? 11 Ary namaly izy ka
nanao taminy hoe: Izay manana
akanjo roa dia aoka hanome ho any
ny tsy manana; ary izay manan-
kanina, dia aoka hanao toy izany
koa izy.

12 Dia avy koa ny farantsa [3]
sasany mba hataony batisa ka na-
nao taminy hoe: Mpampianatra ô,
inona no hataonay? 13 Ary hoy
izy taminy: Aza mampandoa mi-
hoatra noho izay notendrena halai-
nareo.

14 Ary nisy miaramila koa na-
nontany azy ka nanao hoe: Ary
inona kosa no mba hataonay? Dia
hoy izy taminy: Aza mitohatoha
foana amin' olona, ary aza miam-
panga lainga, ary mianìna amy ny
karamanareo.

15 Fa raha mbola niandry ny
olona, ka samy nisaina any Jaona
tam-pony, na izy no Kristy, na tsia,
16 dia namaly Jaona ka nanao
tamin' izy rehetra hoe: Izaho manao

[1] *Na:* eto amy ny raharahan'. [2] *Na:* taona. [3] *Izahao Mat.* v. 46.

batisa anareo amy ny rano, fa avy
Izay mahery noho izaho, ka tsy
miendrika hamaha ny fehin-kapany
aza aho; Izy no hanao batisa anareo
amy ny Fanahy Masina sy ny afo;
17 eny an-tànany ny fikororohany
hanadiovany tsara ny ao am-pamo-
loany ka hanangonany ny vary ho
any amy ny sompiny; fa ny akofa
sy ny mololo hodorany amy ny afo
tsy azo vonoina. 18 Ary fananarana
maro hafa koa no notoriny tamy ny
olona.

19 Fa Heroda mpanapaka, nony
nanariny Jaona noho ny aminy
Herodiasy, vadin-drahalahiny, sy
noho ny ratsy rehetra izay nataony,
20 dia nanidy any Jaona tao an-
trano-maizina ho fanampin' izany
rehetra izany koa.

*Ny nanaovany Jaona batisa any Jesosy.*

|| Mat. iii. 13-17; Mar. i. 9-11.

21 ARY rehefa natao batisa ny
vahoaka rehetra, ary Jesosy
koa efa natao batisa sy nivavaka,
dia nisokatra ny lanitra; 22 ary ny
Fanahy Masina nidina teo ambo-
niny, ka ny endriny dia tahaka
ny voromailala; ary nisy feo avy
tany an-danitra nanao hoe: Hianao
no Zanako malalako; Hianao no
sitrako.

*Ny filazana ny razany Jesosy Kristy.*

Mat. i. 1-17.

23 ARY tokony ho efa telo-polo
taona Jesosy, raha vao
nanomboka *ny raharahany*, ka natao
ho zanaky Josefa, izay zanaky Hely,
24 zanaky Matata, zanaky Levy,
zanaky Melky, zanaky Janay, zana-
ky Josefa, 25 zanaky Matatia, zana-
ky Amosa, zanaky Nahoma, zanaky
Esly, zanaky Nagay, 26 zanaky Mata,
zanaky Matatia, zanaky Semey, za-
naky Joseka, zanaky Joda, 27 zana-
ky Joanana, zanaky Resa, zanaky
Zerobabela, zanaky Sealtiela,[1] zana-
ky Nery, 28 zanaky Melky, zanaky
Ady, zanaky Kosama, zanaky Elma-
dama, zanaky Era, 29 zanaky Jesosy,
zanaky Eliezera, zanaky Joreima,
zanaky Matata, zanaky Levy, 30
zanaky Simeona, zanaky Joda, za-
naky Josefa, zanaky Jonama, zanaky
Eliakima, 31 zanaky Melea, zanaky
Mena, zanaky Matata, zanaky Na-
tana, zanaky Davida, 32 zanaky
Jese, zanaky Obeda, zanaky Boaza,
zanaky Salmona, zanaky Nahasona,
33 zanaky Aminadaba, zanaky Ar-
ny,[2] zanaky Hezrona, zanaky Fareza,
zanaky Joda, 34 zanaky Jakoba,
zanaky Isaka, zanaky Abrahama,
zanaky Tera, zanaky Nahora, 35
zanaky Seroga, zanaky Reo, zanaky
Palega, zanaky Ebera, zanaky Sela,
36 zanaky Kenana, zanaky Arpak-
sada, zanaky Sema, zanaky Noa,
zanaky Lameka, 37 zanaky Meto-
sela, zanaky Enoka, zanaky Jareda,
zanaky Mahalalila, zanaky Kenana,
38 zanaky Enosa, zanaky Seta, zana-
ky Adama, zanak' Andriamanitra.

*Ny nakan' ny devoly fanahy any Jesosy.*

|| Mat. iv. 1-11; Mar. i. 12, 13.

IV. ARY Jesosy feno ny Fanahy
Masina dia niverina avy
tany Jordana, ary nentin' ny Fanahy
tany an-efitra efa-polo andro Izy 2
ka nalain' ny devoly fanahy. Ary
tsy nihinan-kanina akory Izy tamin'
izany andro izany, ka rehefa tapitra
izany, dia noana Izy. 3 Ary hoy
ny devoly taminy: Raha Zanak'
Andriamanitra Hianao, teneno io
vato io mba ho tonga mofo. 4 Fa
Jesosy namaly azy ka nanao hoe:
Voasoratra hoe: "Tsy mofo hiany
no hiveloman' ny olona" (Deo.
viii. 3).

5 Ary ny devoly nitondra Azy
niakatra, dia naneho Azy indray
mipì-maso ny fanjakana rehetra

---

[1] *Gr.* Salatiela.

[2] *Na:* [Arama].

amin' izao tontolo izao. 6 Dia hoy
ny devoly taminy: Homeko Anao
izao fanapahana rehetra izao mbamy
ny voninahiny, fa efa natolotra ahy
izany, ka izay tiako no homeko azy;
7 koa raha hiankohoka eto anatre-
hako Hianao, dia ho Anao avokoa
izany rehetra izany. 8 Fa Jesosy
namaly ka nanao taminy hoe: Voa-
soratra hoe: "Jehovah Andriama-
nitrao no hiankohofanao, ary Izy
irery hiany no hotompoinao" (Deo.
vi. 13).
9 Ary nitondra Azy nankany
Jerosalema izy, dia nampitoetra Azy
teo an-tampon' ny tempoly ka nanao
taminy hoe: Raha Zanak' Andria-
manitra Hianao, mivarìna any am-
bany any; 10 fa voasoratra hoe:
"Izy handidy ny anjeliny ny
aminao mba hiaro Anao;
11 Ary eny an-tànany no hiton-
dran' ireo Anao,
Fandrao ho tafintohina amy
ny vato ny tongotrao"
(Sal. xci. 11, 12).
12 Fa Jesosy namaly ka nanao
taminy hoe: Voalaza hoe: "Aza
maka fanahy any Jehovah Andria-
manitrao" (Deo. vi. 16).
13 Ary rehefa nahatapitra izay
fakam-panahy rehetra ny devoly,
dia nandao Azy izy aloha.

*Ny niverenany Jesosy nankany Galilia, sy ny nitoriany teny tao Nazareta.*

|| Mat. iv. 12; Mar. i. 14, 15.
(Mat. xiii. 53-58; Mar. vi. 1-6?)

14 ARY Jesosy niverina tamy ny
herin' ny Fanahy nankany
Galilia; dia niely tamy ny tany re-
hetra manodidina ny lazany. 15
Ary Izy nampianatra teny amy ny
synagogan' ny olona ka nankalazain'
izy rehetra.
16 Dia tonga tao Nazareta izay
nahabe Azy Izy; ary araka ny fa-
naony dia niditra tao amy ny syna-
goga tamy ny andro Sabata Izy ka
nitsangana hamaky teny. 17 Dia
natolotra Azy ny bokiny Isaia mpa-
minany; ary nony namelatra ny
boky Izy, dia nahita ny teny voaso-
ratra hoe:
18 "Ny Fanahiny Jehovah no ato
amiko,
Satria nanosotra Ahy hitory
teny soa mahafaly amy ny
malahelo Izy;
Naniraka Ahy hitory fande-
fasana amy ny mpifatotra
Izy,
Sy fampahiratana amy ny
jamba,
Hanafaka izay nampahorina,
19 Hitory ny taona ankasitra-
hany Jehovah" (Isa. lxi.
1, 2).
20 Ary rehefa nahorony ny boky
ka naveriny tamy ny mpanao raha-
raha, dia nipetraka Izy. Ary nan-
dinika Azy ny mason' izay rehetra
teo amy ny synagoga.
21 Ary Jesosy niteny taminy
hoe: Andro any no efa tanteraka eto
anatrehanareo izany soratra izany.
22 Ary izy rehetra nankalaza Azy
sady talanjona noho ny tenin' ny
fahasoavana naloaky ny vavany, ka
hoy izy: Tsy zanaky Josefa va
ity?
23 Ary hoy kosa Jesosy taminy:
Hataonareo amiko tokoa izao oha-
bolana izao hoe: Mpanao fanafody,
sitrano ny tenanao: izay renay fa
nataonao tao Kapernaomy dia mba
ataovy eto amy ny taninao koa. 24
Ary hoy koa Izy: Lazaiko aminareo
marina tokoa: Tsy misy mpaminany
izay ankasitrahana ao amy ny
taniny. 25 Fa lazaiko aminareo
marina tokoa: Maro no mpitondra-
tena teo amy ny Isiraely tamy ny
androny Elia, raha nihantona ny
andro[1] telo taona sy enim-bolana,
ka nisy mosary mafy tamy ny tany
rehetra; 26 nefa tsy mba nirahina
ho any amy ny anankiray tamin'
ireo Elia, fa ho any Zarefata any

[1] *Gr.* nirindrina ny lanitra.

amy ny tany Sidona hiany, dia ho
any amin' izay vehivavy mpitondra-
tena. 27 Ary maro no boka teo
amy ny Isiraely tamy ny androny
Elisa mpaminany, nefa tsy mba nisy
nodiovina na dia iray akory aza, fa
Namana Syriana hiany.
28 Dia tezitra loatra izay rehetra
teo amy ny synagoga, raha nandre
izany, 29 ka nitsangana izy, dia
nandroaka Azy hiala ao an-tanàna
ary nitondra Azy ho any an-tampon'
ny havoana niorenan' ny tanàna,
mba hazerany amy ny hantsana.
30 Nefa Izy namaky teo afovoany,
ka dia lasa nandeha.

*Ny nifindrany Jesosy nankany Kapernaomy, sy ny nahasitranany ny demoniaka anankiray.*

‖ Mat. iv. 13, 14 ; Mar. i. 21-28.

31 ARY nidina tany Kapernao-
my, tanàna any Galilia, Je-
sosy ka nampianatra ny olona tamy
ny Sabata. 32 Dia talanjona ny
olona tamy ny fampianarany, satria
nisy fahefana ny teniny.
33 Ary nisy olona tao amy ny
synagoga, izay nanana ny fanahin'
ny demonia maloto, dia niantso tamy
ny feo mahery izy 34 ka nanao hoe :
Indrisy ! moa mifaninona akory iza-
hay sy Hianao, ry Jesosy avy any
Nazareta? avy handringana anay
va Hianao? Fantatro fa Ilay Masin'
Andriamanitra Hianao. 35 Fa Je-
sosy niteny mafy azy ka nanao hoe :
Mangìna hianao, ka mivoaha aminy.
Ary ny demonia, nony namotraka
azy teo afovoan' ny olona, dia ni-
voaka taminy, nefa tsy naharatra
azy.
36 Ary talanjona avokoa izy re-
hetra ka niresaka hoe : Manao aho-
ana izao teny izao ! fa amy ny fahe-
fana sy ny hery no andidiany ny
fanahy maloto, dia mivoaka ireo.
37 Ary niely teny amy ny tany
manodidina rehetra ny lazany.

*Ny nahasitranany Jesosy ny rafozambaviny Petera sy ny olona maro koa.*

‖ Mat. viii. 14-17 ; Mar. i. 29-34.

38 ARY nony nitsangana niala
tao amy ny synagoga Je-
sosy, dia niditra tao an-tranony Si-
mona. Ary azon' ny tazo mafy ny
rafozambaviny Simona ; ary izy ireo
nangataka taminy hahasitrana azy.
39 Dia nitsangana teo akaikiny
Izy, ka noteneniny mafy ny tazo,
dia niala tamin-dravehivavy izany ;
ary nitsangana niaraka tamin' izay
izy ka nanompo azy ireo.
40 Ary raha nilentika ny maso-
andro, ny olona rehetra izay nanana
marary tamy ny aretina samihafa
dia nitondra azy teo aminy ; ary dia
nametra-tànana tamin' izy rehetra
tsirairay Izy ka nahasitrana azy.
41 Ary nisy demonia nivoaka tamy
ny maro ka niantso hoe : Hianao
no Zanak' Andriamanitra. Nefa
norarany ireo ka tsy navelany hi-
teny, satria nahalala Azy ho Kristy.

*Ny nankanesany Jesosy tany an-tany foana, sy ny nandehanany nitety vohitra tany Galilia.*

‖ Mar. i. 35-39.

42 ARY nony maraina ny andro,
dia niala Jesosy ka nan-
kany an-tany foana ; ary ny vahoaka
nitady Azy, dia nankeo aminy ka
te-hihazona Azy mba tsy hialany
tao aminy. 43 Fa hoy Izy taminy :
Tsy maintsy mitory ny teny soa
mahafaly ny amy ny fanjakan' An-
driamanitra any amy ny tanàna
hafa koa Aho, satria izany no nani-
rahana Ahy.
44 Ary Izy nitori-teny tao amy
ny synagoga erany Galilia.

*Ny nampahazoany Jesosy any Petera hazandrano be.*

‖ (Mat. iv. 18-22 ; Mar. i. 16-20 ?)

V. ARY raha nifanizina taminy
ny vahoaka mba hihaino
ny tenin' Andriamanitra, dia nija-

nona teo amoron' ny farihiny Gene-
sareta Jesosy; 2 ary nahita sam-
bokely roa nijanona teo an-tsisin'
ny farihy Izy; fa ny mpanarato efa
niala taminy ka nanasa ny haratony.
3 Ary niditra teo amy ny sambokely
anankiray izay any Simona Izy, dia
nangataka taminy hihataka kely
amy ny tany. Dia nipetraka teo
an-tsambokely Izy ka nampianatra
ny vahoaka.
4 Ary rehefa nitsahatra niteny
Jesosy, dia hoy Izy taminy Simona:
Mandrosoa ho any amy ny lalina,
dia alatsaho ny haratonareo haha-
zoana hazandrano. 5 Fa Simona
namaly ka nanao hoe: Tompoko,
mandritra ny alina no efa nikele-
zanay aina, nefa tsy nahazo na
inona na inona; kanefa noho ny
teninao, dia halatsako hiany ny
harato. 6 Ary rehefa nataony izany,
dia nahazo hazandrano be dia be
izy, ka efa nisy triatra ny hara-
tony. 7 Ary izy nanatsika ny na-
many, izay teo amy ny sambokely
hafa, mba ho avy hanampy azy.
Dia avy ireny, ary nofenoiny ny
sambokely roa, ka efa saiky nilen-
tika.
8 Ary rehefa hitany Simona Pe-
tera izany, dia niankohoka tamy
ny tongotry Jesosy izy ka nanao
hoe: Tompoko, mialà amiko, fa olo-
meloka aho. 9 Fa talanjona izy
sy izay rehetra teo aminy noho ny
haben' ny hazandrano izay azony.
10 Ary toy izany koa Jakoba sy
Jaona, zanaky Zebedio, izay niom-
bon-draharaha taminy Simona. Dia
hoy Jesosy taminy Simona: Aza
matahotra; hatramin' izao ankehi-
triny izao dia olona kosa no ho azo-
nao. 11 Ary rehefa nampiantsona
ny sambokeliny teo an-tanety izy,
dia nahafoy ny zavatra rehetra ka
nanaraka any Jesosy.

*Ny nahasitranany Jesosy ilay boka.*

‖ Mat. viii. 1-4; Mar. i. 40-45.

12 ARY raha tao an-tanàna anan-
kiray Jesosy, indro, nisy
lehilahy heniky ny habokana; ary
nony nahita Azy io, dia niankohoka
ka nitaraina taminy hoe: Tompoko,
raha mety Hianao, dia mahay ma-
nadio ahy. 13 Ary Jesosy nanin-
jitra ny tànany, dia nanendry azy
ka nanao hoe: Mety Aho; madiova
hianao. Ary ny habokany niala
taminy niaraka tamin' izay. 14
Ary Jesosy nandrara azy tsy hilaza
amin' olona na dia iray akory aza;
fa mandehana, *hoy Izy,* misehoa
amy ny mpisorona, ka manatera ny
fanadiovana anao, araka ny nandi-
diany Mosesy, ho vavolombelona
amin' ireo. 15 Fa mainka niely
bebe kokoa ny lazany; dia nian-
gona ny vahoaka betsaka hihaino
Azy sy hositranina tamy ny aretiny.
16 Ary niala teo Izy, dia nitoetra
tany an-efitra ka nivavaka.

*Ny nahasitranany Jesosy ny lehi-
lahy anankiray mararin' ny pa-
ralysisa.*

‖ Mat. ix. 1-8; Mar. ii. 1-12.

17 ARY tamy ny andro ananki-
ray, raha nampianatra Je-
sosy, dia nipetraka teo ny Fariseo
sasany sy ny mpampiana-dalàna,
izay efa niala tamy ny tanàna rehe-
tra any Galilia sy Jodia ary tany
Jerosalema; ary ny herin' ny Tom-
po dia tao aminy mba hahasitra-
nany.
18 Ary, indro, nisy nitondra lehi-
lahy tamy ny fandriana, izay ma-
rarin' ny paralysisa, ka nitady izay
hampidirany sy hametrahany azy
teo anatrehany. 19 Ary satria tsy
nahita izay hampidirany azy izy
noho ny habetsahan' ny vahoaka,
dia niakatra teo an-tampon-trano ka
nanesorany ny tafo tanimanga, dia
nampidininy ralehilahy mbamy ny
fandriany ho eo afovoan' ny olona,
dia teo anatrehany Jesosy. 20 Ary
raha hitany Jesosy ny finoan' ireo,
dia hoy Izy: Ralehilahy, voavela
ny helokao. 21 Fa ny mpanora-
dalàna sy ny Fariseo niara-nisaina

hoe : Iza moa ity miteny ratsy [1] ity?
Iza no mahavela heloka, afa-tsy Andriamanitra hiany? 
22 Fa Jesosy nahafantatra ny eritreriny, dia namaly ka nanao taminy hoe : Nahoana hianareo no mieritreritra ao am-ponareo? 
23 Iza moa no moramora kokoa, ny manao hoe va : Voavela ny helokao, sa ny manao hoe : Mitsangàna, ka mandehana? 
24 Fa mba ho fantatrareo fa ny Zanak' olona manana fahefana etỳ ambonin' ny tany hamela heloka—dia hoy Izy tamin' ilay mararin' ny paralysisa : Izaho milaza aminao hoe : Mitsangàna, dia betao ny fandrianao, ary modia any an-tranonao. 
25 Ary tamin' izay dia nitsangana teo anatrehan' ny olona izy ka nambeta ny fandriany, dia lasa nody sady nankalaza an' Andriamanitra.

26 Ary talanjona avokoa ny olona rehetra, dia nankalaza an' Andriamanitra sady raiki-tahotra indrindra ka nanao hoe : Efa nahita zavatra mahagaga isika andro any.

*Ny niantsoana any Levy (Matio), sy ny fanasana tao an-tranony, ary ny tori-teny nataony Jesosy ny amy ny fifadian-kanina.*

|| Mat. ix. 9-17 ; Mar. ii. 13-22.

27 ARY rehefa afaka izany, dia nandeha Jesosy ka nahita farantsa [2] atao hoe Levy, nipetraka teo am-pamorian-ketra ; [3] dia hoy Izy taminy : Manaraha Ahy. 
28 Ary nahafoy ny zavatra rehetra izy ka nitsangana, dia nanaraka Azy.

29 Ary Levy nanao fanasana lehibe tao an-tranony ho any Jesosy ; ary nisy farantsa maro sy olon-kafa koa, izay niara-nipetraka nihinana teo aminy. 
30 Fa ny Fariseo sy ny mpanora-dalàna izay teo aminy dia nimonomonona tamy ny mpianatry Jesosy ka nanao hoe : Nahoana hianareo no mïara-mihinana sy misotro amy ny farantsa sy ny mpanota? 
31 Ary Jesosy namaly ka nanao taminy hoe : Tsy ny finaritra no mila mpanao fanafody, fa ny marary ; 
32 tsy avy hiantso ny marina Aho, fa ny mpanota mba hibebaka.

33 Ary hoy izy ireo taminy : Ny mpianatry Jaona mifady hanina matetika sy mivavaka, ary ny any ny Fariseo koa mba tahaka izany hiany, fa ny Anao kosa mihinana sy misotro hiany. 
34 Ary hoy Jesosy taminy : Mahay mampifady ny havan' ny mpampakatra va hianareo, raha mbola ao aminy hiany ny mpampakatra? 
35 Fa ho avy ny andro ; ary rehefa voaisotra [4] ny mpampakatra hiala aminy, dia amin' izany andro izany vao hifady izy.

36 Ary Izy nanao fanoharana taminy koa nanao hoe : Tsy misy olona mandriatra lamba vaovao hanalany tapa-damba hatampina ny lamba tonta ; fa raha izany, dia mahatriatra ny vaovao izy, ary ilay tapa-damba nalaina tamy ny vaovao dia tsy hifanaraka amy ny tonta. 
37 Ary tsy misy olona manisy divay vaovao ao anaty siny hoditra tonta ; fa raha izany, ny divay vaovao mahatriatra ny siny hoditra, ka ho raraka ny divay sady ho simba foana ny siny hoditra ; 
38 fa ny divay vaovao dia tsy maintsy hatao ao anaty siny hoditra vaovao. 
39 Tsy misy olona, rehefa nisotro ny *divay* ela, no maniry ny vaovao ; fa hoy izy : Ny ela no tsara. [5]

*Ny nanotazan' ny mpianatra salohimbary tamy ny Sabata, sy ny naninian' ny Fariseo Azy.*

|| Mat. xii. 1-8 ; Mar. ii. 23-28.

VI. ARY tamy ny Sabata anankiray [6] dia nandeha namaky ny tanimbary Jesosy ; ary ny mpianany nanoty ny salohim-bary,

---

[1] *Gr.* manao blasphemia ; *izahao Mat.* ix. 3. [2] *Izahao Mat.* v. 46.
[3] *Izahao Mat.* ix. 9. [4] *Na :* ny andro izay hanesorana. [5] *Na :* [tsaratsara kokoa].
[6] *Na :* [faharoa manaraka ny voalohany].

ka rehefa nokosokosohiny tamy ny
tànany, dia nohaniny. 2 Fa ny
Fariseo sasany nanao hoe : Nahoana
hianareo no manao izay tsy mety
hatao amy ny Sabata ?
3 Ary Jesosy namaly azy ka na-
nao hoe : Tsy mbola novakinareo va
ny teny *milaza* ilay nataony Davida,
raha noana izy mbamin' izay nana-
raka azy, 4 fa niditra tao an-tranon'
Andriamanitra izy ka nandray ny
mofo aseho ary nihinana sady na-
nome ho an' izay nanaraka azy koa,
nefa mahadiso raha misy homana
izany, afa-tsy ny mpisorona hiany ?
5 Ary hoy Izy taminy : Tompon' ny
Sabata ny Zanak' olona.

*Ny nahasitranany Jesosy ny lehilahy anankiray maty tànana tamy ny Sabata, sy ny fahatezeran' ny Fariseo tamin' izany.*

|| Mat. xii. 9-21 ; Mar. iii. 1-6.

6 ARY nony tamy ny Sabata
hafa koa dia niditra tao
amy ny synagoga Jesosy ka nam-
pianatra ; ary nisy lehilahy anan-
kiray maty[1] tànana ankavanana
tao. 7 Ary ny mpanora-dalàna sy
ny Fariseo nizaha taratra Azy, na
hahasitrana amy ny Sabata Izy, na
tsia, mba hahitany izay hiampan-
gana Azy. 8 Fa Jesosy nahalala
ny hevitr' ireo, ka dia niteny tamin-
dralehilahy maty tànana hoe : Mi-
tsangàna, ka mijoroa etsy afovoany.
Dia nitsangana izy ka nijoro.
9 Ary hoy Jesosy tamin' ireo :
Manontany anareo Aho : Moa ny
manao soa va no mety hatao amy
ny Sabata, sa ny manao ratsy ? ny
mamonjy aina va, sa ny mahavery
aina ? 10 Ary nijery azy rehetra
manodidina Izy, dia nanao tamin-
dralehilahy hoe : Ahinjiro ny tàna-
nao. Dia nataony izany, ka sitrana
ny tànany.
11 Dia safotry ny hatezerana[2]
izy ireo ka nioko ny amin' izay ha-
naovany any Jesosy.

*Ny nifidianany Jesosy ny Apostoly roa amby ny folo lahy, ary ny nahasitranany olona maro, sy ny tori-teny nataony tamin' izany.*

|| Mat. x. 1-4 ; Mar. iii. 13-19.
(Mat. v-vii. ?)

12 ARY tamin' izany andro izany
dia lasa nankany an-ten-
drombohitra Jesosy mba hivava-
ka ; ary naharitra nivavaka tamin'
Andriamanitra nandritra ny alina
Izy.
13 Ary nony maraina ny andro,
dia nantsoiny hanatona Azy ny
mpianany, ka nifidianany roa amby
ny folo lahy, izay nataony hoe
Apostoly, 14 dia Simona, izay na-
taony hoe koa Petera, sy Andrea,
rahalahiny, sy Jakoba sy Jaona sy
Filipo sy Bartolomeo 15 sy Matio
sy Tomasy sy Jakoba, zanaky Alfeo,
sy Simona, izay atao hoe Zelota, 16
sy Jodasy, *zanaky*[3] Jakoba, ary
Jodasy Iskariota, ilay tonga nama-
dika.
17 Ary Jesosy niara-nidina tamin'
ireo, dia nijanona teo an-kamarenana
Izy sy ny mpianany maro mbamy
ny vahoaka betsaka avy tany Jodia
rehetra sy Jerosalema ary avy tany
amoron-dranomasina any Tyro sy
Sidona, izay tonga mba hihaino Azy
sy hositranina amy ny aretiny ; 18
ary izay nampahorin' ny fanahy
maloto dia nositranina. 19 Ary
ny vahoaka rehetra nitady hanen-
dry Azy, satria nisy hery niala ta-
miny ka nahasitrana azy rehe-
tra.
20 Ary Jesosy dia nanopy ny
masony tamy ny mpianany ka na-
nao hoe :

Sambatra hianareo malahelo,
fa anareo ny fanjakan' An-
driamanitra.
21 Sambatra hianareo noana an-
kehitriny, fa hovokisana
hianareo.
Sambatra hianareo mitomany

[1] *Gr.* efa maina, *na* malazo. [2] *Na :* very saina. [3] *Na : rahalahiny.*

ankehitriny, fa hihomehy
hianareo.
22 Sambatra hianareo, raha halan'
ny olona ka ariany sy haratsiny, ary laviny toy ny
zava-dratsy ny anaranareo,
noho ny amy ny Zanak'
olona. 23 Mifalia hianareo
amin' izany andro izany, ka
mibitaha;[1] fa, indro, lehibe
ny valim-pitianareo any andanitra; fa izany no nataon' ny razany tamy ny
mpaminany.
24 Fa lozanareo izay manan-karena kosa! fa efa azonareo
izay nahafa-po anareo.
25 Lozanareo izay voky ankehitriny! fa mbola ho noana
hianareo.
Lozanareo izay mihomehy ankehitriny! fa mbola ho ory
sy hitomany hianareo.
26 Lozanareo, raha milaza soa
anareo ny olona rehetra! fa
izany no nataon' ny razany
tamy ny mpaminany sandoka.
27 Kanefa hoy Izaho aminareo
izay mihaino: Tiava ny fahavalonareo; manaova soa amin' izay
mankahala anareo; 28 misaora izay
manozona anareo, ary mivavaha ho
an' izay manisy ratsy anareo. 29
Raha misy mamely ny takolakao
anankiray, dia atolory azy koa ny
anankiray; ary raha misy maka ny
lambanao, aza lavinao na dia ny
akanjonao aza. 30 Omeo izay rehetra mangataka aminao; ary raha
misy maka ny fanananao, dia aza
manaraka izany aminy. 31 Ary
araka izay tianareo hataon' ny
olona aminareo, dia mba ataovy
aminy kosa.
32 Fa raha izay tia anareo hiany
no tianareo, inona moa no soa tokony ho azonareo? fa na dia ny
mpanota koa aza mba tia izay tia
azy. 33 Ary raha izay manisy soa
anareo hiany no asianareo soa, inona
moa no soa tokony ho azonareo? fa
na dia ny mpanota aza mba manao
izany hiany. 34 Ary raha mampisambotra izay antenainareo fa
mbola hanonitra hianareo, inona moa
no soa tokony ho azonareo? fa na
dia ny mpanota aza mba mampisambotra ny mpanota, handraisany toraka izany indray. 35 Fa tiava ny
fahavalonareo, ary manaova soa, dia
mampisambora, ka aza kivy na amin'
inona na amin' inona,[2] dia ho lehibe
ny valim-pitianareo, ary ho zanaky
ny Avo Indrindra hianareo; fa Izy
mora fanahy amin' izay tsy misaotra sy ny ratsy fanahy. 36 Aoka
ho mpamindra fo hianareo mba ho
tahaka ny Rainareo, Mpamindra
fo.
37 Ary aza mitsara, dia tsy
hotsaraina hianareo; aza manameloka, dia tsy hohelohina hianareo;
mamelà, dia mba havela hianareo;
38 omeo, dia mba homena hianareo;
fatra tsara sady ahintsana no afatratra ka mihoatra no homeny ho ao
am-pofoanareo. Fa izay fatra ataonareo no hamarana ho anareo kosa.
39 Ary Jesosy nanao fanoharana
taminy koa hoe: Ny jamba va mahatari-dàlana ny jamba? Tsy hianjera any an-kady va izy roa? 40
Ny mpianatra tsy mihoatra noho ny
mpampianatra; fa izay rehetra tanteraka dia ho tahaka ny mpampianatra azy hiany.
41 Ary nahoana hianao no mijery ny sombin-kazo izay eo amy ny
mason' ny rahalahinao, nefa ny andry izay eo amy ny masonao dia tsy
mba tsaroanao akory? 42 Ary
ahoana no ilazanao amy ny rahalahinao hoe: Ry rahalahy, aoka hesoriko ny sombin-kazo eo amy ny
masonao, nefa tsy mba hitanao ny
andry eo amy ny masonao? Ry
mpihatsaravelatsihy, esory aloha ny
andry eo amy ny masonao, ary amin'
izany dia ho hitanao tsara ny hane-

[1] *Na:* miantsambora.

[2] *Na:* aza manantena valiny.

soranao ny sombin-kazo eo amy ny
mason' ny rahalahinao.
43 Fa tsy misy hazo tsara mamoa
voa ratsy, na hazo ratsy mamoa voa
tsara. 44 Fa samy fantatra amy
ny voany avy ny hazo rehetra; fa
tsy misy manoty aviavy[1] amy ny
tsilo, na voaloboka amy ny voaroy.
45 Ny olona tsara fanahy dia ma-
moaka ny tsara avy amy ny rakitra
tsaran' ny fony; ary ny ratsy fa-
nahy kosa dia mamoaka ny ratsy
avy amy ny ratsy; fa amy ny
haben' ny ao am-pony no itenenan'
ny vavany.
46 Ary nahoana hianareo no
miantso Ahy hoe: Tompoko, Tom-
poko, nefa tsy manao izay lazaiko?
47 Izay rehetra manatona Ahy sy
mandre ny teniko ka mankatò azy,
dia hasehoko aminareo izay tahaka
azy: 48 Tahaka ny olona nanao
trano izy, izay nihady lalina ary
nanisy fanorenana teo ambonin' ny
vatolampy; ary nony tondraka ny
rano, dia namely mafy izany trano
izany ny riaka, nefa tsy nahahozon-
gozona azy, satria tsara fanorenana[2]
izy. 49 Fa izay mandre, fa tsy
mankatò, dia tahaka ny olona izay
nanao trano teo ambonin' ny tany,
fa tsy nanisy fanorenana; dia na-
mely azy mafy ny riaka, ka dia
nirodana niaraka tamin' izay izy;
ary loza ny naharavan' izany trano
izany.

*Ny nahasitranany Jesosy ny mpa-*
*nompon' ilay kapiteny.*

|| Mat. viii. 5-13.

VII. ARY rehefa vitany Jesosy
teo anatrehan' ny olona
izany tori-teniny rehetra izany, dia
nankany Kapernaomy Izy.
2 Ary ny mpanompon' ny kapi-
teny anankiray, izay malalany, dia
narary efa ho faty. 3 Koa raha
nahare ny aminy Jesosy ilay kapi-
teny, dia naniraka loholon' ny Jiosy
hankeo aminy hangataka Azy mba
ho avy ka hahasitrana ny mpanom-
pony. 4 Ary rehefa tonga teo ami-
ny Jesosy ireo, dia nangataka mafy
taminy ka nanao hoe: Miendrika
ny hanaovanao izany izy, 5 satria
tia ny firenentsika izy, sady izy no
efa nanao ny synagoga ho antsika.
6 Ary Jesosy nandeha niaraka
taminy.
Ary rehefa efa mby teo akaikin'
ny trano Izy, ilay kapiteny dia
naniraka sakaiza hitsena Azy ka
nanao taminy hoe: Tompoko, aza
manahirana ny tenanao Hianao; fa
tsy miendrika hidiranao ao amba-
nin' ny tafon-tranoko aho. 7 Koa
na dia ny tenako aza dia nataoko
fa tsy miendrika hankeo aminao;
fa mitenena hiany, dia ho sitrana
ny ankizilahiko. 8 Fa izaho koa
mba lehilahy manan-dehibe hiany,
ka manana miaramila izay feheziko;
koa hoy izaho amy ny anankiray:
Mandehana, dia mandeha izy, ary
amy ny anankiray koa: Avia, dia
avy izy, ary amy ny mpanompoko:
Ataovy izao, dia manao izy.
9 Ary nony nahare izany Jesosy,
dia gaga taminy; ary dia nitodika
Izy ka nanao tamy ny vahoaka izay
nanaraka Azy hoe: Lazaiko amina-
reo fa tsy mbola nahita finoana
lehibe toy izany Aho, na dia tamy
ny Isiraely aza. 10 Ary nony tafa-
verina tao an-trano ireo iraka ireo,
dia hitany fa sitrana ilay mpanompo.

*Ny nananganany Jesosy ny zana-*
*kalahin' ilay mpitondratena tao*
*Naina.*

11 ARY taoriana kelin' izany[3]
Jesosy dia nankany an-
tanàna atao hoe Naina; ary nana-
raka Azy ny mpianany sy ny vahoa-
ka betsaka. 12 Ary rehefa mby
teo akaikin' ny vavahadin' ny tanàna
Izy, dia, indro, nisy fatin' ny lehi-
lahy anankiray nentina nivoaka,

---

[1] aviavimbazaha. [2] *Na:* [naorina teo ambonin' ny vatolompy izy].
[3] *Na:* [nony ampitson' iny].

izay zanakalahy tokan' ny reniny,
sady mpitondratena ravehivavy;
ary nisy vahoaka betsaka avy tao
an-tanàna nanaraka azy. 13 Ary
nony nahita an-dravehivavy ny
Tompo, dia onena azy ka nanao
taminy hoe: Aza mitomany. 14
Ary nanatona Izy ka nanendry ny
tranovorona, dia nijanona izay ni-
lanja. Ary hoy Jesosy: Ry zatovo,
hoy Izaho aminao: Miarena. 15
Dia niarina ny maty sady niteny,
ary dia natolony tamin-dreniny.

16 Ary raiki-tahotra ny olona
rehetra ka nankalaza an' Andriama-
nitra hoe: Mpaminany lehibe no
efa mitsangana eto amintsika; ary
Andriamanitra efa nitsinjo ny olo-
ny. 17 Dia niely teny Jodia rehetra
sy teny amy ny tany manodidina
rehetra ny lazany Jesosy ny amin'
izany zavatra izany.

*Ny nanirahany Jaona Mpanao batisa tany aminy Jesosy, sy ny teny nataony Jesosy tamin' izany.*

|| Mat. xi. 2-19.

18 ARY ny mpianatry Jaona na-
nambara izany rehetra iza-
ny taminy. 19 Ary Jaona niantso
ny mpianany roa lahy hankao aminy,
dia naniraka azy hankany amy ny
Tompo hanao hoe: Hianao va Ilay
ho avy, sa mbola hafa no andrasan-
tsika? 20 Ary nony tonga tany
aminy ireo lehilahy ireo, dia nanao
hoe: Jaona Mpanao batisa naniraka
anay hankaty aminao hanao hoe:
Hianao va Ilay ho avy, sa mbola
hafa no andrasantsika?

21 Ary tamin' izany ora izany
Jesosy dia nahasitrana olona maro
tamy ny rofy sy ny aretina sy ny
fanahy ratsy sady nampahiratra ny
jamba maro. 22 Dia namaly Izy
ka nanao taminy hoe: Mandehana
hianareo, ambarao aminy Jaona izao
hitanareo sy renareo izao: mahira-
tra ny jamba, afaka ny mandringa,
diovina ny boka, malady ny mare-
nina, atsangana ny maty, ary ny
malahelo dia itoriana ny filazantsara.
23 Ary sambatra izay tsy ho tafin-
tohina noho ny amiko.

24 Ary rehefa lasa ny iraky Jaona,
dia nilaza any Jaona tamy ny va-
hoaka Jesosy ka nanao hoe: Hizaha
inona no nalehanareo tany an-efitra?
Volotara nohozongozonin' ny rivotra
va? 25 Sa hizaha inona no naleha-
nareo? Olona mitafy lamba soa[1]
va? Indro, ny mitafy lamba soa sy
mihinana zava-py dia ao an-tranon'
ny mpanjaka. 26 Sa hizaha inona
no nalehanareo tany? Mpaminany
va? Eny, hoy Izaho aminareo, sady
mihoatra lavitra noho ny mpamina-
ny izy. 27 Fa izy ilay voasoratra
hoe:

"Indro, Izaho maniraka ny irako
hialoha Anao,
Izay hamboatra ny làlanao eo
alohanao" (Mal. iii. 1).

28 Lazaiko aminareo: Amin' izay
nateraky ny vehivavy tsy misy
lehibe noho Jaona; nefa ny kely
indrindra amy ny fanjakan' Andria-
manitra dia lehibe noho izy. 29
Ary ny vahoaka rehetra sy ny
farantsa, raha nandre, dia nanama-
rina an' Andriamanitra, satria natao
batisa tamy ny batisany Jaona izy.
30 Fa ny Fariseo sy ny mpahay
lalàna kosa nandà ny fikasan' An-
driamanitra, satria tsy mba nana-
tona hataony Jaona batisa izy.

31 Tahaka ny inona ary no hano-
harako ny olona amin' ity taranaka
ity? tahaka ny inona moa izy? 32
Tahaka ny ankizy madinika mipe-
traka eny an-tsena izy, izay mifam-
piantso hoe: Efa nitsoka sodina
taminareo izahay, nefa tsy nandihy
hianareo; efa nanao feo fisaonana
izahay, nefa tsy nitomany hianareo.
33 Fa tonga Jaona Mpanao batisa
tsy nihinan-kanina na nisotro divay,
ka hoy hianareo: Manana demonia
izy. 34 Tonga ny Zanak' olona
mihinana sy misotro kosa, ka hoy

[1] *Gr.* malemy.

hianareo: Indro, olona fatra-pitia
hanina sy mpisotro divay, sakaizan'
ny farantsa sy ny mpanota. 35 Fa
ny fahendrena dia hamarinin' ny
zanany rehetra.

*Ny nanatonan' ilay vehivavy mpanota any Jesosy tao an-tranony Simona Fariseo.*

36 ARY ny Fariseo anankiray
nanasa any Jesosy hiara-
mihinana aminy; ary dia niditra
tao an-tranon' ilay Fariseo Izy ka
nipetraka nihinana. 37 Ary, indro,
nisy vehivavy mpanota tao an-
tanàna, ka rehefa fantany fa Jesosy
nipetraka nihinana tao an-tranon'
ilay Fariseo, dia nitondra tavoara
alabastara feno menaka manitra
izy; 38 ary nijanona teo ivohony
tanilan' ny tongony izy ka nitomany,
dia nahakotsa ny tongony tamy ny
ranomasony sy namaoka azy tamy
ny volon-dohany, dia nanoroka fa-
tratra ny tongony ka nanosotra azy
tamy ny menaka manitra.
39 Ary nony nahita izany ilay
Fariseo nanasa Azy, dia nanao ana-
kampo hoe: Raha mpaminany ity,
dia ho nahalala io vehivavy ma-
nendry Azy io sy ny toeny; fa
mpanota io.
40 Ary Jesosy namaly ka nanao
taminy hoe: Ry Simona, manan-
kolazaina aminao Aho. Dia hoy
izy: Lazao ary Mpampianatra ô.
41 Nisy roa lahy nananan' ny
mpampanàna vola anankiray trosa:
ny iray nananany denaria diman-
jato, ary ny iray kosa dimam-polo.
42 Ary raha tsy nanan-kaloa izy
roa lahy, dia samy navelany. Koa
iza moa amin' ireo no ho tia azy
indrindra? 43 Simona namaly ka
nanao hoe: Ataoko fa ilay namoi-
zany be. Dia hoy Izy taminy:
Marina ny hevitrao.
44 Ary Jesosy nitodika nijery
an-dravehivavy ka nanao taminy
Simona hoe: Hitanao va io vehi-
vavy io? Niditra teto an-tranonao
Aho; nefa tsy mba nanome Ahy
rano hanasana ny tongotro hianao;
fa izy kosa nahakotsa ny tongotro
tamy ny ranomasony, dia namaoka
azy tamy ny volon-dohany. 45 Tsy
mba nanoroka Ahy akory hianao;
fa izy, hatr' izay nidirako, dia tsy
mbola nitsahatra nanoroka fatratra
ny tongotro. 46 Ny lohako tsy
mba nohosoranao diloilo akory; fa
izy kosa nanoso-menaka manitra ny
tongotro. 47 Ary amin' izany dia
ìazaiko aminao: Voavela ny helony
be, fa be fitiavana izy; fa izay voa-
vela tamy ny kely dia kely fitiavana.
48 Dia hoy Izy tamin-dravehivavy:
Voavela ny helokao.
49 Ary izay niara-nipetraka nihi-
nana teo aminy dia niresaka hoe:
Iza moa ity no mba mamela heloka?
50 Ary hoy Izy tamin-dravehivavy:
Ny finoanao efa namonjy anao;
mandehana soa aman-tsara.

*Ny nitetezany Jesosy ny vohitra maro tany Galilia, sy ny nanompoan' ny vehivavy sasany Azy.*

VIII. ARY taoriana kelin' izany,
dia lasa Jesosy nitety
ny tanàna sy ny vohitra nitory ny
filazantsaran' ny fanjakan' Andria-
manitra; ary ny roa amby ny folo
lahy nanaraka Azy 2 mbamy ny
vehivavy sasany, izay nositraniny
tamy ny fanahy ratsy sy ny aretina,
dia Maria atao hoe Magdalena, izay
efa nivoahan' ny demonia fito, 3 sy
Johana, vadiny Koza, mpitandrina
ny fananany Heroda, ary Sosana
mbamy ny maro hafa koa, izay
nanompo azy[1] tamy ny fananany.

*Fanoharana nataony Jesosy.*

|| Mat. xiii. 1-23; Mar. iv. 1-25.

4 ARY nisy vahoaka betsaka nian-
gona, ka nanatona Azy ny
olona avy tamy ny isan-tanàna, dia
nanao fanoharana hoe Izy: 5 Nivoa-
ka ny mpamafy hamafy ny voa;

[1] *Na:* [Azy].

ary raha namafy izy, ny sasany dia
voafafy teny amoron-dàlana ka voa-
hitsakitsaka, ary dia lanin' ny voro-
manidina. 6 Ary ny sasany dia
voafafy teny ambonin' ny vato-
lampy; ary raha vao naniry izy,
dia nalazo; satria tsy nisy mando-
mando. 7 Ary ny sasany dia voa-
fafy teny amy ny tsilo; ary ny tsilo
niara-naniry taminy, dia nangeja
azy. 8 Ary ny sasany dia voafafy
teny amy ny tany tsara, dia naniry
ka namoa zato heny. Ary rehefa
nilaza izany Izy, dia niantso hoe:
Izay manan-tsofina ho enti-mihaino,
aoka izy hihaino.

9 Ary ny mpianany nanontany
Azy ny amin' izay hevitr' izany
fanoharana izany? 10 Dia hoy Izy:
Hianareo no navela [1] hahalala ny
zava-miafina ny amy ny fanjakan'
Andriamanitra; fa amy ny olon-
kafa dia fanoharana no atao, mba
hijery izy, fa tsy hahita, ary hahare,
fa tsy hahafantatra (Isa. vi. 9). 11
Koa izao no hevitry ny fanoharana:
Ny voa dia ny tenin' Andriamani-
tra. 12 Ireo teny amoron-dàlana
dia izay mandre, nefa avy ny devoly
ka manaisotra ny teny ao am-pony,
fandrao hino izy ka hovonjena. 13
Ireo teny ambonin' ny vatolampy
dia izay mandre sady mandray ny
teny amy ny hafaliana; nefa tsy
manam-paka ireo, fa mino vetivety
hiany, koa amin' izay andro isehoan'
ny fakam-panahy dia mihemotra izy.
14 Ireo teny amy ny tsilo dia izay
mandre, fa nony mandeha izy, dia
voagejan' ny fiahiahiana sy ny harena
ary ny fahafinaretan' izao fiainana
izao ka tsy mahavanom-boa. 15 Fa
ireo teny amy ny tany tsara kosa
dia izay mandre ny teny amy ny fo
sady marina no tsara, dia mitana
azy ka mamoa amy ny faharetana.

16 Tsy misy olona mampirehitra
jiro ka manarona azy, na mametraka
azy ao ambanin' ny farafara; fa
ataony eo amy ny fanaovan-jiro izy,
mba ho hitan' izay miditra ny ma-
zava.

17 Fa tsy misy takona izay tsy
ho hita, na miafina izay tsy ho fan-
tatra sy tsy haseho. 18 Koa tan-
dremo ny fihainonareo; fa izay ma-
nana dia homena; ary izay tsy ma-
nana kosa, na dia izay ataony ho
ananany aza dia halaina aminy.

*Ny nitadiavan' ny reniny Jesosy sy ny rahalahiny Azy.*

‖ Mat. xii. 46-50; Mar. iii. 31-35.

19 ARY ny reniny Jesosy sy ny
rahalahiny nanatona Azy,
fa tsy nahazo nihaona taminy, satria
nifanety ny vahoaka. 20 Ary nisy
nilaza taminy hoe: Ny reninao sy
ny rahalahinao mijanona ato ala-
trano ta-hahita Anao. 21 Fa na-
maly Izy ka nanao taminy hoe: Ny
reniko sy ny rahalahiko dia ireto
izay mandre ny tenin' Andriamani-
tra ka mankatò azy.

*Ny nampitsaharany Jesosy ny tafio-drivotra.*

‖ Mat. viii. 23-27; Mar. iv. 35-41.

22 ARY tamy ny andro anankiray
dia niondrana an-tsambo
kely Jesosy sy ny mpianany; ary
hoy Izy taminy: Andeha isika han-
keny am-pitan' ny farihy; dia lasa
izy. 23 Ary nony nandeha ny
sambokely, dia azon' ny torimaso
Jesosy; ary nisy tafio-drivotra ni-
dina tamy ny farihy, ka nila ho feno
*rano ny sambo*, ary saiky nahita
loza izy ireo. 24 Ary nanatona izy,
dia namoha Azy ka nanao hoe: Tom-
poko, Tompoko, maty izahay. Dia
nitsangana Izy, ka noteneniny mafy
ny rivotra sy ny onjan-drano. Ary
dia nitsahatra izany, ka tonga tony
tsara ny andro. 25 Ary hoy Izy
taminy: Aiza ny finoanareo? Ary
natahotra izy ireo sady gaga ka ni-
resaka hoe: Iza moa Ity, no man-
didy ny rivotra sy ny rano Izy, ka
manaiky Azy izany?

---

[1] *Gr.* nomena.

*Ny namoahany Jesosy demonia maro tamin' izy roa lahy tany amy ny tanin' ny Gerasena.*

|| Mat. viii. 28-34 ; Mar. v. 1-20.

26 DIA nitody tany amy ny tanin' ny Gerasena [1] izay tandrifiny Galilia izy.
27 Ary raha
niala nankeny an-tanety Jesosy, dia
nifanena taminy ny lehilahy anankiray avy tao an-tanàna, izay efa
nanana demonia, ary efa ela izy no
tsy nitafy lamba sady tsy nitoetra
tao an-trano, fa teny amy ny fasana.
28 Fa nony nahita any Jesosy izy,
dia niantso mafy sady niankohoka
teo anatrehany ka niteny tamy ny
feo mahery hoe: Moa mifaninona
akory izaho sy Hianao, ry Jesosy,
Zanak' Andriamanitra Avo Indrindra ô? masìna Hianao, aza mampijaly ahy.
29 Fa Izy nandidy ny
fanahy maloto hivoaka tamin-dralehilahy. Fa efa nahazo azy ela izany; ary efa nafatotra tamy ny
gadra, na ny tànany, na ny tongony,
ka nambenana izy; nefa notapahiny
ny fatorana, ka dia nentin' ny demonia niriotra nankany an-efitra
izy.
30 Ary Jesosy nanontany azy ka
nanao hoe: Iza moa no anaranao?
Dia hoy izy: Legiona; fa demonia
maro no efa niditra tao anatiny.
31
Ary nifona taminy izy mba tsy handidiany azy hankany amy ny lavaka
tsy hita noanoa.
32 Ary nisy kisoa
maro andiany iray nandrasana teny
an-tendrombohitra, ary ny demonia
nifona taminy mba havelany hiditra
ao anatiny. Dia nekeny.
33 Ary
ny demonia, rehefa nivoaka tamindralehilahy, dia niditra tao anatin'
ny kisoa; ary ireo kisoa andiany
ireo nitratrevatreva tamy ny hantsana ho any amy ny farihy, ka dia
maty [2] tany.
34 Ary nony hitan'
ny mpiandry izany natao izany, dia
nandositra izy ka nilaza izany tao
an-tanàna sy tany an-tsaha.
35
Dia nivoaka ny olona mba hizaha
izany natao izany; ary tonga tany
aminy Jesosy izy, dia nahita andralehilahy, izay efa nivoahan' ny
demonia, fa indro izy nipetraka teo
anilan' ny tongotry Jesosy nitafy
lamba sady ary saina; dia raiki-tahotra ireo.
36 Ary izay efa nahita
dia nanambara tamy ny olona ny
namonjena an' ilay demoniaka.
37
Ary ny olona rehetra tany amy ny
tanin' ny Gerasena [1] manodidina dia
nangataka any Jesosy hiala aminy,
satria raiki-tahotra indrindra izy;
ary Jesosy niondrana an-tsambokely
ka niverina.

38 Ary ny lehilahy izay efa nivoahan' ny demonia dia nangataka
mba hitoetra ao aminy; nefa nampodiny Jesosy izy ka nataony hoe:
39 Modia hiany any an-tranonao,
ka ambarao ny zavatra lehibe nataon' Andriamanitra taminao. Dia
nandeha izy ka nitory eran' ny tanàna izay zavatra lehibe nataony
Jesosy taminy.

*Ny nahasitranany Jesosy ilay vehivavy narary roa amby ny folo taona, sy ny nananganany ny zanakavaviny Jaïro tamy ny maty.*

|| Mat. ix. 18-26 ; Mar. v. 21-43.

40 ARY nony tafaverina Jesosy,
dia nandray Azy tsara ny
vahoaka, fa niandry Azy avokoa izy
rehetra.

41 Ary, indro, dia tonga ny lehilahy atao hoe Jaïro, mpanapaka
ny synagoga; dia niankohoka tamy
ny tongotry Jesosy izy ka niangavy
taminy hiditra ao an-tranony.
42
Fa nanana zanakavavy tokana tokony ho roa amby ny folo taona izy,
ary efa ho faty razazavavy. Ary
raha nandeha Jesosy, dia nanety
làlana Azy ny vahoaka.

43 Ary nisy vehivavy anankiray
narary [3] roa amby ny folo taona,
izay efa nandany ny fananany rehe-

---

[1] *Na:* [Gadarena]. [2] *Gr.* kenda. [3] *Gr.* narary nandeha ra.

tra tamy ny mpanao fanafody, nefa
tsy nisy nahasitrana azy akory. 44
Dia nankao ivohony Jesosy ravehi-
vavy ka nanendry ny somotraviavin-
dambany, ary niaraka tamin' izay
dia nijanona ny aretiny.[1] 45 Ary
hoy Jesosy: Iza moa no nanendry
Ahy? Ary rehefa samy nandà izy
rehetra, dia hoy Petera sy ny nama-
ny: Tompoko, ny vahoaka betsaka
mifanety ka manizina Anao. 46 Fa
hoy Jesosy: Nisy olona nanendry
Ahy; fa fantatro fa nisy hery nivo-
aka avy tamiko. 47 Ary rehefa
hitan-dravehivavy fa tsy takona Azy
izy, dia nangovitra izy ka nankeo
aminy sady niankohoka teo anatre-
hany, dia nanambara teo anatre-
han' ny vahoaka rehetra izay anton'
ny nanendreny Azy sy izay naha-
sitranany niaraka tamin' izay. 48
Ary hoy Jesosy taminy: Anaka,
ny finoanao no nahasitrana[2] anao;
mandehana soa aman-tsara.

49 Ary raha mbola niteny Jesosy,
dia tonga ny anankiray avy tany
amin' ilay mpanapaka ny synagoga
ka nanao hoe: Maty ny zanakao-
vavy; aza manahirana ny Mpam-
pianatra. 50 Fa Jesosy, raha na-
hare, dia namaly azy ka nanao hoe:
Aza matahotra; minoa fotsiny hia-
ny, dia ho velona[3] izy. 51 Ary
raha tonga tao an-trano Izy, dia tsy
nisy olona navelany hiara-miditra
taminy, afa-tsy Petera sy Jaona ary
Jakoba mbamy ny ray aman-drenin-
drazazavavy. 52 Ary ny olona re-
hetra nitomany sy nisaona azy; fa
Jesosy nanao hoe: Aza mitomany;
fa tsy maty izy, fa matory. 53 Dia
nihomehy Azy fatratra ny olona, sa-
tria fantany fa efa maty razazavavy.
54 Ary Jesosy dia nandray ny tàna-
ny ka niantso hoe: Ry zazavavy,
miarena. 55 Dia nody indray ny
ainy, ka niarina niaraka tamin' izay
izy; ary nasainy nomena hanina izy.
56 Ary dia talanjona ny ray aman-
dreniny; fa Jesosy nandrara azy
tsy hilazalaza amin' olona ny zava-
tra efa natao.

*Ny nanirahany Jesosy ny Apostoly roa amby ny folo lahy.*

|| Mat. x. 1-42; Mar. vi. 7-13.

IX. ARY Jesosy niantso ny roa
amby ny folo lahy hankeo
aminy ka nanome azy hery sy fahe-
fana hamoaka ny demonia rehetra
sy hahasitrana aretina. 2 Ary Izy
naniraka ireo handeha hitory ny
fanjakan' Andriamanitra sy hahasi-
trana ny marary. 3 Ary hoy Izy
taminy: Aza mitondra zavatra ho
amy ny alehanareo, na tehina, na
kitapom-batsy, na mofo, na vola, ary
aza misy mitondra akanjo roa. 4
Ary izay trano hidiranareo, dia ao
no itoero, ary avy ao indray no ia-
lao. 5 Ary izay tsy mampandroso
anareo, raha miala amin' izany ta-
nàna izany hianareo, dia ahintsano
ny vovoka ho afaka amy ny tongo-
trareo ho vavolombelona miampanga
azy.

6 Dia lasa nandeha izy ireo ka
nitety vohitra nitory ny filazan-
tsara sy nahasitrana teny tontolo
eny.

*Ny fisalasalany Heroda, raha nandre ny fahagagana nataony Jesosy.*

|| Mat. xiv. 1-12; Mar. vi. 14-29.

7 ARY Heroda mpanapaka nan-
dre izay rehetra natao; dia
very hevitra izy noho ny filazan' ny
olona; fa hoy ny sasany: Jaona no
efa nitsangana tamy ny maty; 8
ary hoy ny sasany: Elia no efa ni-
seho; fa hoy kosa ny sasany: Ny
anankiray amy ny mpaminany fa-
hiny no efa nitsangana. 9 Fa hoy
Heroda: Raha Jaona, dia izaho no
efa nanapaka ny lohany; fa iza in-
dray moa izao, izay reko *fa manao*
izany zavatra izany? Ary izy ni-
tady hahita Azy.

[1] *Gr.* fandehanan' ny rany. [2] *Gr.* nahavonjy. [3] *Gr.* voavonjy

*Ny nampihinanany Jesosy ny olona tsy omby dimy arivo.*

|| Mat. xiv. 13-23 ; Mar. vi. 30-46 ; Jao. vi. 1-15.

10 ARY rehefa niverina ny Apos-
toly, dia nanambara tami-
ny Jesosy izay efa nataony. Ary
Izy nitondra azy ka nandeha nito-
kana nankany amy ny tanàna atao
hoe Betsaida. 11 Ary ny vahoaka,
nony nahalala, dia nanaraka Azy;
ary Izy nandray azy tsara ka nilaza
taminy ny amy ny fanjakan' An-
driamanitra; ary izay marary dia
nositraniny.

12 Ary nony efa ho hariva ny
andro, dia nanatona ny roa amby
ny folo lahy ka nanao taminy hoe:
Ravao ny vahoaka mba hankanesa-
ny eny amy ny vohitra manodidina
sy any an-tsaha handry sy hitady
hanina; fa atỳ an-tany foana isika.
13 Fa hoy Izy taminy: Omeonareo
hanina izy. Ary hoy ireo: Tsy
manana mihoatra noho ny mofo
dimy sy hazandrano roa izahay, raha
tsy handeha hividy hanina ho an'
ireo olona rehetra ireo. 14 Fa to-
kony ho dimy arivo lahy izy. Ary
hoy Izy tamy ny mpianany: Asaovy
mipetraka an-tokony izy ka tokony
ho dimam-polo avy. 15 Dia natao-
ny izany, ka nampipetraka azy re-
hetra izy. 16 Ary rehefa noraisiny
Jesosy ny mofo dimy sy ny hazan-
drano roa, dia niandrandra ny lani-
tra Izy, ka nanaovany[1] fisaorana
ireo, dia novakiny ka natolony ny
mpianany harosony eny anoloan' ny
vahoaka. 17 Dia nihinana izy re-
hetra ka voky; ary nangonina izay
sombintsombiny sisa tsy lany, ka
nisy roa amby ny folo harona.

*Ny nanekeny Petera any Jesosy ho Kristy, Zanak' Andriamanitra, ary ny nilazany Jesosy voalohany ny amy ny hahafatesany sy ny hitsanganany.*

|| Mat. xvi. 13-28 ; Mar. viii. 27—ix. 1.

18 ARY raha nivavaka tao amy
ny mangingina Jesosy, sady
teo aminy ny mpianany, dia nanon-
tany azy Izy ka nanao hoe: Ataon'
ny olona ho iza moa Aho? 19 Dia
namaly ireo ka nanao hoe: Jaona
Mpanao batisa; nefa ny sasany kosa
manao Anao ho Elia; ary ny sasany
indray manao hoe: Ny anankiray
amy ny mpaminany fahiny no efa
nitsangana. 20 Fa hoy Izy taminy:
Fa hianareo kosa manao Ahy ho
iza? Dia namaly Petera ka nanao
hoe: Ny Kristin' Andriamanitra.

21 Ary Izy niteny mafy azy sady
nandrara azy mba tsy hilazalaza
izany amin' olona 22 ka nanao hoe:
Ny Zanak' olona tsy maintsy hijaly
mafy ka holavin' ny loholona sy ny
lohan' ny mpisorona mbamy ny
mpanora-dalàna sady hovonoiny;
ary amy ny andro fahatelo dia
hatsangana.

23 Ary hoy koa Jesosy tamin'
izy rehetra: Raha misy ta-hanaraka
Ahy, aoka izy handa ny tenany, dia
hitondra ny hazo fijaliany isan-andro
ka hanaraka Ahy. 24 Fa na iza
na iza no ta-hamonjy ny ainy dia
hahavery izany; ary na iza na iza
no hahavery ny ainy noho ny amiko,
dia izy no hamonjy izany. 25 Fa
inona no soa azon' ny olona, raha
mahazo izao tontolo izao aza, kanefa
very ny ainy,[2] na matiantoka izany
izy? 26 Fa na iza na iza no ho
menatra Ahy sy ny teniko, dia ho
menatra azy kosa ny Zanak' olona,
raha avy amy ny voninahiny sy ny
any ny Rainy ary ny any ny anjely
masina. 27 Fa lazaiko aminareo
tokoa: Misy ny sasany eto izay tsy
mba hanandrana fahafatesana man-
dra-pahitany ny fanjakan' Andria-
manitra.

*Ny niovany Jesosy tarehy tao an-tendrombohitra.*

[1] *Na:* nasiany.

[2] *Na:* ny fanahiny.

|| Mat. xvii. 1-13; Mar. ix. 2-13.

28 ARY rehefa tokony ho hava-
loana taorian' izany teny
izany, dia nitondra any Petera sy
Jaona ary Jakoba Izy ka niakatra
tany an-tendrombohitra hivavaka.
29 Ary raha mbola nivavaka Izy,
dia niova ny toetry ny tarehiny, ary
ny fitafiany dia tonga fotsy sady
nanelatrelatra. 30 Ary, indreo,
nisy roa lahy niresaka taminy, dia
Mosesy sy Elia, 31 izay niseho ta-
mim-boninahitra ka nilaza ny fia-
lany, izay efa hefainy any Jerosa-
lema. 32 Ary efa navesatry ny tory
ny masony Petera sy ny namany;
nefa nahari-tory hiany[1] izy, dia na-
hita ny voninahitry Jesosy sy izy
roa lahy izay teo aminy.

33 Ary tamy ny nisarahan' izy
roa lahy taminy dia hoy Petera ta-
miny Jesosy: Tompoko, tsara raha
mitoetra eto isika; ary aoka izahay
hanao trano-lay telo: ny anankiray
ho Anao, ny anankiray ho any Mo-
sesy, ary ny anankiray ho any Elia;
nefa tsy fantany izay nolazainy.
34 Ary raha mbola niteny izany izy,
dia nisy rahona niseho nanarona
azy ireo; ary raha niditra tao ana-
tin' ny rahona ireo, dia raiki-tahotra
*ny mpianatra telo lahy.* 35 Ary
nisy feo avy tao amy ny rahona
nanao hoe: Ity no Zanako voafi-
diko; Izy no henoy. 36 Ary re-
hefa nitsahatra ny feo, dia Jesosy
irery hiany no hita.

Ary nangina izy ireo ka tsy nila-
zalaza tamin' olona na dia iray
akory aza tamin' izany andro izany
ny amin' izay zavatra efa hitany.

*Ny nahasitranany Jesosy ilay zaza-lahy nampahorin' ny demonia.*

|| Mat. xvii. 14-21; Mar. ix. 14-29.

37 ARY nony ampitson' iny, raha
nidina avy teo an-tendrom-
bohitra izy ireo, dia nisy vahoaka
betsaka nitsena any Jesosy. 38
Ary, indro, nisy lehilahy anankiray
avy teo amy ny vahoaka nitaraina
mafy hoe: Mpampianatra ô, masìna
Hianao, mamindrà fo amy ny za-
nako! fa zanako-lahy tokana izy.
39 Ary, indro, misy fanahy mahazo
azy, ka miantsoantso tampoka izy,
ary ny fanahy mampifanintontsin-
tona ny tenany sy mampandoa vory
azy, ary sarotra ny fialany aminy
ka mahatorotorovana azy. 40 Ary
nangataka tamy ny mpianatrao aho
mba hamoaka izany, fa tsy afany.

41 Ary Jesosy namaly ka nanao
hoe: Ry taranaka sady tsy mino no
efa nivadika, mandra-pahoviana no
hitoerako aminareo sy handeferako
aminareo? Ento etỳ ny zanakao.
42 Ary raha mbola nanatona izy,
dia nampihinjitrinjitra sy nampi-
fanintontsintona azy ny demonia.
Ary Jesosy niteny mafy ny fanahy
maloto ka nahasitrana ny zazalahy;
dia natolony tamin-drainy indray izy.

43 Dia talanjona izy rehetra noho
ny fiandrianan' Andriamanitra.

*Ny nilazany Jesosy fanindroany ny hahafatesany sy ny hitsanganany indray.*

|| Mat. xvii. 22, 23; Mar. ix. 30-32.

FA raha talanjona izy rehetra
tamin' izay rehetra nataony
Jesosy, dia hoy Izy tamy ny mpia-
nany: 44 Ampidironareo ao amy
ny sofinareo izany teny izany; fa
ny Zanak' olona efa hatolotra eo
an-tànan' ny olona. 45 Nefa tsy
azon' ny mpianatra io teny io, sady
nafenina azy izany mba tsy ho fan-
tany; ary natahotra hanontany Azy
ny amin' io teny io izy.

*Ny nampianarany Jesosy ny mpianany hanetry tena.*

|| Mat. xviii. 1-6; Mar. ix. 33-40.

46 DIA nisy fisainana niseho tao
am-pony ny amin' izay ho
lehibe ao aminy. 47 Ary Jesosy
nahalala ny fisainan' ny fony, dia

---

[1] *Na:* nony nahatsiaro tsara.

nandray zaza anankiray ka name-
traka azy teo anoloany; 48 ary hoy
Izy tamin' ireo: Na zovy na zovy
no mandray io zaza io noho ny ana-
rako dia mandray Ahy; ary na
zovy na zovy no mandray Ahy dia
mandray Izay naniraka Ahy; fa
izay kely indrindra ao aminareo
rehetra, dia izy no lehibe.
49 Ary Jaona namaly ka nanao
hoe: Tompoko, izahay nahita anan-
kiray namoaka demonia tamy ny
anaranao, ka noraranay izy, satria
tsy manaraka antsika. 50 Fa hoy
Jesosy taminy: Aza rarana, fa izay
tsy manohitra anareo dia momba
anareo.

*Ny nialany Jesosy tany Galilia, sy ny namakiany any Samaria.*

51 ARY rehefa ho tonga ny fo-
toana hampiakarana any
Jesosy, dia niatrika hankany Jero-
salema Izy. 52 Ary nandefa iraka
hialoha Azy Izy; dia nandeha ireo
ka niditra tao amy ny vohitra anan-
kiray izay any ny Samaritana ham-
boatra ho Azy. 53 Fa tsy nandray
Azy ny olona, satria nandroso toa
ho any Jerosalema Izy.
54 Ary raha hitany Jakoba sy
Jaona mpianany izany, dia hoy izy:
Tompoko, tianao va raha hiteny iza-
hay mba hisy afo milatsaka avy any
an-danitra handevona azy?[1] 55 Fa
Izy nitodika, dia niteny mafy azy.[2]
56 Dia nankany amy ny vohitra
hafa izy.

*Ny teny nataony Jesosy tamin' izy telo lahy izay nikasa hanaraka Azy.*

|| Mat. viii. 18-22.

57 ARY nony nandroso teny an-
dàlana izy, dia nisy anan-
kiray nanao taminy Jesosy hoe:
Hanaraka Anao aho na aiza na aiza
halehanao. 58 Fa hoy Jesosy ta-
miny: Ny amboahaolo[3] manan-da-
vaka, ary ny voro-manidina manana
fialofana; fa ny Zanak' olona tsy
mba manana izay hipetrahan' ny
lohany.
59 Ary hoy Izy tamy ny ananki-
ray koa: Manaraha Ahy. Fa hoy
kosa izy: Tompoko, aoka aho aloha
handeha handevina ny raiko. 60
Fa hoy Jesosy taminy: Aoka ny
maty handevina ny maty ao aminy;
fa hianao kosa mandehana, ka mi-
toria ny fanjakan' Andriamanitra.
61 Ary hoy ny anankiray koa:
Tompoko, hanaraka Anao hiany
aho; fa aoka aho aloha handeha
hanao veloma ny ao an-tranoko. 62
Fa hoy Jesosy taminy: Tsy misy
olona mitana fangady tarihina ary
miherika ka miendrika ho ao amy
ny fanjakan' Andriamanitra.

*Ny nanirahany Jesosy ny fito-polo lahy hialoha Azy.*

X. ARY nony afaka izany, ny
Tompo nanendry olona hafa
koa, dia fito-polo lahy, ka naniraka
azy tsiroaroa hialoha Azy any amy
ny tanàna sy ny tany rehetra izay
efa halehany. 2 Ary hoy Izy ta-
miny: Be ny vokatra, fa ny mpiasa
no vitsy; koa amin' izany manga-
taha amy ny Tompon' ny vokatra
mba hampandehanany mpiasa ha-
mory ny vokatra. 3 Mandehana;
indro, Izaho maniraka anareo ta-
haka ny zanak' ondry eo ampovoan'
ny amboadia.[4] 4 Aza mitondra
kitapom-bola, na kitapom-batsy, na
kapa; ary aza miarahaba olona
akory eny an-dàlana. 5 Ary izay
trano idiranareo, dia lazao aloha
hoe: Fiadanana ho amin' ity trano
ity. 6 Ary raha misy zanaky ny
fiadanana ao, dia hitoetra ao aminy
ny fiadanana tononinareo; fa raha
tsy izany, dia hiverina ho aminareo
hiany izany. 7 Ary mitoera ao

---

[1] *Ampio hoe:* [toy ny nataony Elia]. [2] *Ampio hoe:* [ka nanao hoe: Tsy fantatrareo ny toetry ny fanahy izay anareo. Fa ny Zanak' olona tsy tonga hahavery ny ain' olona, fa hamonjy azy]. [3] volpa. [4] lopa.

amin' izany trano izany, ka mihi-
nàna sy misotroa izay zavatra
omeny; fa ny mpiasa miendrika
hahazo ny karamany. Aza mifin-
drafindra trano.
8 Ary izay tanàna iakaranareo,
ka mandray anareo ny olona, dia
hano izay zavatra aroso eo anolo-
anareo. 9 Ary sitrano izay marary
ao, ka lazao amy ny olona hoe: Efa
mby akaiky anareo ny fanjakan'
Andriamanitra. 10 Fa izay tanàna
iakaranareo, ka tsy mandray anareo
kosa ny olona, dia mankanesa eo
amy ny lalambe, ka lazao hoe: 11
Ny vovoky ny tanànanareo aza,
izay miraikitra amy ny tongotray,
dia fafanay hiampanga anareo; nefa
aoka ho fantatrareo fa efa mby
akaiky anareo ny fanjakan' Andria-
manitra. 12 Lazaiko aminareo fa
ho moramora kokoa ny ho aminy
Sodoma amin' izany andro izany
noho ny ho amin' izany tanàna
izany.
13 Lozanao, ry Korazina! loza-
nao, ry Betsaida! fa raha mba tany
Tyro sy Sidona no natao ny asa
lehibe izay natao teo aminareo, dia
ho nibebaka ela izy ka nitafy lamba
fisaonana sy nipetraka amy ny lave-
nona. 14 Fa ho moramora kokoa
ny ho aminy Tyro sy Sidona amy
ny andro fitsarana noho ny ho ami-
nareo. 15 Ary hianao, ry Kaper-
naomy, hasandratra hatrany an-
danitra va hianao? Haetry hatrany
amy ny fiainan-tsi-hita [1] hianao.
16 Izay mihaino anareo dia mi-
haino Ahy; ary izay mandà anareo
dia mandà Ahy; ary izay mandà
Ahy dia mandà Izay naniraka Ahy.
17 Ary ny fito-polo lahy niverina
tamy ny fifaliana ka nanao hoe:
Tompo ô, na dia ny demonia aza dia
manaiky anay noho ny anaranao.
18 Fa hoy Jesosy taminy: Izaho
nahita any Satana latsaka avy tany
an-danitra tahaka ny varatra. 19
Indro, efa nomeko fahefana hani-
tsaka menarana sy maingoka sy
handresy ny hery rehetra ananan'
ny fahavalo hianareo, ka tsy hisy
hampaninona anareo akory. 20
Kanefa aza mifaly hianareo, satria
manaiky anareo ny fanahy; fa
mifalia, satria voasoratra any an-
danitra ny anaranareo.
21 Ary tamin' izany ora izany
dia ravoravo tamy ny Fanahy Masi-
na Jesosy ka nanao hoe: Midera
Anao Aho, Raiko ô, Tompon' ny
lanitra sy ny tany, fa efa nafeninao
tamy ny hendry sy ny manan-tsaina
izany ka nasehonao tamy ny zaza
madinika; eny, Raiko, fa izany no
sitrakao. 22 Ny zavatra rehetra
dia efa natolotry ny Raiko Ahy;
ary tsy misy mahalala ny Zanaka
afa-tsy ny Ray, ary ny Ray afa-tsy
ny Zanaka sy izay tian' ny Zanaka
hanehoana Azy.
23 Ary nitodika tamy ny mpia-
nany Izy, dia nilaza taminy mano-
kana hoe: Sambatra ny maso mahita
izay hitanareo. 24 Fa lazaiko ami-
nareo fa mpaminany sy mpanjaka
maro no naniry hahita izay hitana-
reo, fa tsy nahita, ary naniry hahare
izay renareo, fa tsy nahare.

*Ny namaliany Jesosy ny mpahay lalàna anankiray, sy ny nanaovany ny fanoharana ny amin' ilay Samaritana tsara fanahy.*

25 ARY, indro, nisy mpahay lalàna
anankiray nitsangana ka
naka fanahy any Jesosy hoe: Mpam-
pianatra ô, inona no hataoko han-
dovako fiainana mandrakizay? 26
Ary hoy Izy taminy: Inona no voa-
soratra ao amy ny lalàna? Manao
ahoana no famakinao azy? 27 Ary
izy namaly ka nanao hoe: "Tiava
any Jehovah Andriamanitrao amy
ny fonao rehetra sy ny fanahinao
rehetra sy ny herinao rehetra ary
ny sainao rehetra (Deo. vi. 5); ary
tiava ny namanao tahaka ny tena-
nao" (Lev. xix. 18). 28 Ary hoy

[1] *Gr.* Hadesy.

Jesosy taminy: Marina ny navali-
nao; ataovy izany, dia ho velona
hianao.
29 Fa izy ta-hanamarina ny tenany
ka nanao taminy Jesosy hoe: Iza
ary no namako? 30 Ary Jesosy
namaly ka nanao hoe: Nisy lehi-
lahy anankiray nidina avy tany
Jerosalema hankany Jeriko ka
azon' ny jiolahy, dia nendahany ny
lambany, sady nokapohiny izy, dia
nilaozany, rehefa saiky maty. 31
Ary sendra nisy mpisorona anan-
kiray nidina tamin' izany làlana
izany; ary raha nahita an-dralehi-
lahy izy, dia nandalo azy. 32 Ary
toy izany koa ny Levita anankiray,
izay tonga teo, dia nahita azy, nefa
nandalo koa. 33 Fa nisy kosa
Samaritana anankiray nandeha tamy
ny nalehany ka tonga teo aminy,
ary nony nahita azy, dia onena. 34
Dia nanatona izy, ka nofeheziny ny
feriny sady nasiany diloilo sy divay;
dia nampitaingeniny tamy ny bibiny
izy ka nentiny ho any amy ny tra-
nom-bahiny, dia notsaboiny. 35 Ary
nony ampitson' iny, dia naka denaria
roa izy, ka nomeny ny tompon' ny
tranom-bahiny, sady nanao taminy
hoe: Tsaboy izy; ary na hoatrinona
na hoatrinona no laninao mihoatra
noho ireto dia honerako, rehefa
miverina aho. 36 Iza moa amin'
izy telo lahy no ataonao ho naman'
ilay azon' ny jiolahy? 37 Ary hoy
izy: Ilay niantra azy. Dia hoy
Jesosy taminy: Mandehana hianao,
ka mba manaova toy izany koa.

*Ny aminy Marta sy Maria.*

38 ARY raha nandeha izy ireo,
dia niditra teo amy ny
vohitra anankiray Jesosy; ary nisy
vehivavy anankiray atao hoe Marta
nampiantrano Azy ho ao an-tranony.
39 Ary izy nanana rahavavy atao
hoe Maria, izay nipetraka teo ani-
lan' ny tongotry ny Tompo ka
nihaino ny teniny. 40 Fa Marta
sahirana tamy ny fanompoana be;
dia avy izy ka nanao hoe: Tom-
poko, moa tsy mampaninona Anao
va ny amelan' ny rahavaviko ahy
hanompo irery? koa mba asaovy
manampy ahy izy. 41 Fa ny Tompo
namaly ka nanao taminy hoe: Marta,
Marta, maro ahina sy maro here-
hina hianao; 42 nefa zavatra iray
loha no ilaina; fa Maria no efa
nifidy ny anjara tsara, izay tsy
halaina aminy.

*Ny nampianarany Jesosy ny mpia-
nany hivavaka.*

XI. ARY Jesosy nivavaka tao
amy ny fitoerana iray, ka
rehefa nitsahatra Izy, dia hoy ny
mpianany anankiray taminy: Tom-
poko, mampianara anay hivavaka,
tahaka ny nampianarany Jaona ny
mpianany.
2 Ary hoy Izy taminy: Raha
mivavaka hianareo, dia ataovy hoe:
Ray ô,[1] hohamasinina anie ny ana-
ranao. Ho tonga anie ny fanjaka-
nao.[2] 3 Omeo anay isan-andro izay
hanina sahaza ho anay. 4 Ary
mamelà ny helokay; fa izahay koa
mamela izay rehetra meloka aminay.
Ary aza mitondra anay ho amy ny
fakam-panahy.[3]
5 Ary hoy Jesosy taminy: Iza
moa aminareo no manana sakaiza,
izay hankeo aminy mamatonalina
ka hanao aminy hoe: Ry sakaiza,
ampisambory mofo telo aho; 6 fa
ny sakaizako nandeha tamy ny nale-
hany, dia tonga atsy amiko, ka tsy
misy izay hafahako azy; 7 ary ilay
ao an-trano kosa hamaly ka hanao
hoe: Aza manahirana ahy; fa efa
mihidy ny varavarana izao, ary ny
zanako mandry eto am-pandriana
eto amiko; tsy afaka hifoha hanome
anao aho? 8 Hoy Izaho aminareo:

[1] *Na:* [Rainay Izay any an-danitra].
[2] *Ampio hoe:* [Hatao anie ny sitraponao etỳ an-tany tahaka ny any an-danitra].
[3] *Ampio hoe:* [fa manafaha anay amy ny ratsy].

Na dia tsy hiainga hanome azy
noho ny fisakaizana aza izy, dia
hifoha hiany izy noho ny fitarainany
fatratra [1] ka hanome azy izay ilainy.
9 Ary hoy Izaho aminareo : Man-
gataha, dia homena hianareo ; mita-
diava, dia hahita hianareo ; dòndòny,
dia hovohana hianareo. 10 Fa izay
rehetra mangataka no mahazo ; ary
izay mitady no mahita ; ary izay
mandòndòna no hovohana.
11 Fa iza moa aminareo izay ray,
raha angatahan' ny zanany mofo,
no hanome azy vato? ary raha
*angatahany* hazandrano, no hanome
azy menarana ho solon' ny hazan-
drano? 12 ary raha angatahany
atody, no hanome azy maingoka?
13 Koa raha hianareo, na dia ratsy
aza, mahalala hanome zava-tsoa ho
any ny zanakareo, tsy mainka va
ny Ray, Izay any an-danitra, no
hanome ny Fanahy Masina ho an'
izay mangataka aminy?

*Ny nahasitranany Jesosy ny demoniaka anankiray, sy ny namaliany ny teny ratsy nataon' ny Fariseo.*

‖ (Mat. xii. 22-37, 43-45 ; Mar. iii. 22-30 ?)

14 ARY Jesosy namoaka demonia
moana. Ary rehefa nivoa-
ka ny demonia, dia niteny ilay moa-
na ; ka dia gaga ny vahoaka. 15
Fa hoy ny sasany : Belzeboba, lohan'
ny demonia, no amoahany ny demo-
nia. 16 Fa ny sasany kosa naka
fanahy Azy ka nangataka famanta-
rana taminy avy any an-danitra.
17 Fa Izy nahalala ny heviny,
dia nanao taminy hoe : Ho foana
ny fanjakana rehetra izay miady
an-trano ; ary ho rava ny ankoho-
nana izay miady an-trano. 18 Ary
raha Satana koa aza no miady an-
trano, ahoana no haharetan' ny
fanjakany? Fa hoy hianareo : Bel-
zeboba no amoahako ny demonia.
19 Fa raha Izaho mamoaka demonia
amy ny heriny Belzeboba, dia amy
ny herin' iza kosa no amoahan' ny
zanakareo azy? koa amin' izany dia
ho mpitsara anareo ireo. 20 Fa
raha ny rantsan-tànan' Andriama-
nitra no amoahako ny demonia, dia
tonga aminareo tokoa ny fanjakan'
Andriamanitra.
21 Raha ny mahery mivonona
amy ny fiadiany no miaro ny trano-
ny, dia tsy haninona ny fananany.
22 Fa raha avy kosa izay mahery
noho izy ka mandresy azy, dia alainy
ny fiadiany rehetra izay nitokiany,
ary izay azony ho babo dia zarainy.
23 Izay tsy momba Ahy dia ma-
nohitra Ahy ; ary izay tsy miara-
mamory amiko dia manahaka. 24
Raha mivoaka amy ny olona ny
fanahy maloto, dia mandeha mitety
ny tany tsy misy rano izy, mitady
fitsaharana ; ary rehefa tsy mahita,
dia hoy izy : Hody any an-tranoko
izay nivoahako aho. 25 Ary nony
tonga izy, dia hitany fa voafafa sy
voavoatra ny trano. 26 Ary dia
mandeha izy ka mitondra fanahy
fito hafa koa ratsy noho izy ; dia
miditra ireo ka mitoetra ao ; ary ny
faran' izany olona izany dia ratsy
noho ny voalohany.

*Anatra nataony Jesosy tamy ny vehivavy anankiray sy tamy ny olona maro izay niangona hihaino Azy.*

‖ Mat. xii. 38-42.

27 ARY raha nilaza izany Jesosy,
dia nisy vehivavy anankiray
teo amy ny vahoaka niantso ka
nanao taminy hoe : Sambatra ny
kibo izay nitondra Anao sy ny nono
izay ninonoanao. 28 Fa Izy nanao
hoe : Eny tokoa, kanefa mainka
sambatra aza ny mihaino ny tenin'
Andriamanitra ka mitandrina izany.
29 Ary raha mbola niangona ny
vahoaka betsaka, dia nilaza hoe
Izy : Ity taranaka ity dia taranaka
ratsy. Mitady famantarana izy ;
nefa tsy hisy famantarana homena
azy, afa-tsy ny famantarana ny

[1] *Gr.* tsi-fitandroany henatra.

aminy Jona; 30 fa tahaka any
Jona, izay famantarana tamy ny
Ninivita, dia ho toy izany koa ny
Zanak' olona amin' ity taranaka
ity. 31 Ny mpanjakavavy avy tany
atsimo dia hiara-mitsangana amy
ny lehilahy amin' ity taranaka ity
amy ny andro fitsarana ka hana-
meloka azy; fa avy tany amy ny
faran' ny tany izy hihaino ny fahen-
dreny Solomona; nefa, indro, misy
lehibe noho Solomona eto. 32 Ny
olona tany Ninive hiara-mitsangana
amin' ity taranaka ity amy ny andro
fitsarana ka hanameloka azy, fa izy
nibebaka tamy ny nitoriany Jona
teny; nefa, indro, misy lehibe noho
Jona eto.

33 Tsy misy olona mandrehitra
jiro ka mametraka azy ao an-davaka,
na ao ambanin' ny vata famarana,
fa apetrany eo amy ny fanaovan-
jiro izy, mba ho hitan' izay miditra
ny mazava. 34 Ny masonao no
jiron' ny tena; koa raha tsara ny
masonao, dia mazava ny tenanao
rehetra; fa raha ratsy izy, dia mai-
zina koa ny tenanao. 35 Koa tan-
dremo, fandrao maizina ny mazava
izay ao anatinao. 36 Ary amin'
izany, raha mazava ny tenanao re-
hetra, ka tsy misy maizina, dia
hazava avokoa izy rehetra, tahaka
ny jiro raha mirehitra tsara ka
manazava anao.

*Ny nihinanany Jesosy tao an-tranon' ny Fariseo anankiray, sy ny nilazany ny faharatsian' ny Fariseo.*

37 ARY raha mbola niteny Je-
sosy, dia nisy Fariseo nam-
piantrano Azy hisakafo ao aminy;
dia niditra Izy ka nipetraka nihi-
nana. 38 Fa gaga ilay Fariseo,
raha nahita fa tsy nisasa Izy vao
nihinana. 39 Fa hoy ny Tompo
taminy: Ankehitriny hianareo Fa-
riseo dia manadio ny vohon' ny ka-
poaka sy ny lovia, nefa ny ao ana-
tinareo kosa dia feno rombaka sy
faharatsiana. 40 Ry adala! tsy
Izay nanao ny vohony va no nanao
ny atiny koa? 41 Fa ny zavatra
eo anatiny no aoka homenareo ho
fiantrana,[1] dia, indro, madio ho ana-
reo ny zavatra rehetra.

42 Fa lozanareo, Fariseo! fa man-
doa ny fahafolon' ny solila sy ny rota
ary izay anana famboly rehetra hia-
nareo, nefa lalovanareo ny fitsarana
sy ny fitiavana an' Andriamanitra;
ireto tokony ho nataonareo, nefa
tsy tokony havelanareo ireroana.

43 Lozanareo, Fariseo! fa tia ny
fipetrahana aloha ao amy ny syna-
goga sy ny fiarahabana any an-tsena
hianareo. 44 Lozanareo, fa hiana-
reo dia tahaka ny fasana tsy hita,
ka tsy fantatry ny olona izay mani-
tsaka azy.

45 Ary ny anankiray tamy ny
mpahay lalàna namaly ka nanao
taminy hoe: Mpampianatra ô, raha
miteny izany Hianao, dia manala
baraka anay koa. 46 Fa hoy Je-
sosy: Lozanareo, mpahay lalàna
koa! fa mampitondra ny olona en-
tana sarotra entina hianareo, nefa
tsy manendry izany entana izany
akory hianareo, na dia amy ny ran-
tsan-tànanareo iray aza.

47 Lozanareo! fa manao ny rari-
vatom-pasan' ny mpaminany hiana-
reo, nefa ny razanareo hiany no na-
mono azy. 48 Dia vavolombelona
hianareo ka manaiky ny asan' ny
razanareo; fa izy no namono azy,
ary hianareo kosa manao *ny rari-
vatom-pasany.* 49 Koa izany no
nanambaran' ny fahendren' Andria-
manitra hoe: Haniraka mpaminany
sy apostoly ho any aminy Aho, ka
ny sasany hovonoiny, ary ny sasany
henjehiny,—50 mba hadinina amin'
ity taranaka ity ny ran' ny mpami-
nany rehetra, izay nalatsaka ha-
tramy ny nanorenana izao tontolo
izao, 51 dia hatramy ny rany Abela
ka hatramy ny rany Zakaria, izay
novonoina teo anelanelan' ny alitara

[1] *Na:* Manaova fiantrana araka izay azonareo atao.

sy ny tempoly. Eny, lazaiko aminareo marina tokoa fa hadinina amin' ity taranaka ity izany.
52 Lozanareo, mpahay lalàna! satria nalainareo ny fanalahidin' ny fahalalana; hianareo tsy niditra, ary izay te-hiditra dia nosakananareo.
53 Ary raha niala teo Izy, dia noteren' [1] ny mpanora-dalàna sy ny Fariseo fatratra sady nadinadininy zavatra maro. 54 Dia nihendry Azy izy ireo hamandrihany Azy tamy ny teny naloaky ny vavany.

*Ny nananarany Jesosy ny mpianany tsy hatahotra olona, ary tsy hiteny ratsy ny Fanahy Masina.*

XII. ARY tamin' izany, raha niangona ny vahoaka betsaka tsy hita isa ka nifanitsaka, Jesosy dia niteny tamy ny mpianany aloha ka nanao hoe: Mitandrema [2] hianareo, fandrao azon' ny masirasiran' ny Fariseo, dia ny fihatsarambelatsihy. 2 Fa tsy misy nafenina izay tsy haseho, na takona izay tsy ho fantatra. 3 Koa na inona na inona teneninareo ao amy ny maizina dia ho re eo amy ny mazava; ary izay bitsihinareo mangingina ao amy ny efi-trano dia hotorina eo amy ny tampon-trano.
4 Ary lazaiko aminareo sakaizako hoe: Aza matahotra izay mamono ny tena, nefa nony afaka izany, dia tsy mahay manao mihoatra noho izany. 5 Fa hasehoko anareo izay hatahoranareo: Matahora Izay manam-pahefana hanary any amy ny helo,[3] rehefa novonoiny; eny, hoy Izaho aminareo: Matahora Azy. 6 Tsy eranambatry va no vidin' ny tsintsina dimy? nefa tsy misy hadinoina eo anatrehan' Andriamanitra ireny na dia iray akory aza. 7 Fa na dia ny volon-dohanareo aza dia voaisa avokoa. Aza matahotra; fa mihoatra noho ny tsintsina maro hianareo.
8 Fa lazaiko aminareo: Na zovy na zovy no manaiky Ahy eo anatrehan' ny olona, dia heken' ny Zanak' olona kosa izy eo anatrehan' ny anjelin' Andriamanitra; 9 fa izay mandà Ahy eo anatrehan' ny olona, dia holavina kosa izy eo anatrehan' ny anjelin' Andriamanitra.
10 Fa na zovy na zovy no hanao teny hanohitra ny Zanak' olona dia hahazo famelan-keloka; fa izay miteny ratsy [4] ny Fanahy Masina dia tsy mba hahazo famelan-keloka.
11 Ary raha mitondra anareo ho ao amy ny synagoga sy ny mpanapaka ary ny manam-pahefana izy, dia aza manahy izay havalinareo, na izay holazainareo; 12 fa ny Fanahy Masina no hampianatra anareo amin' izany ora izany izay mety holazainareo.

*Ny namaliany Jesosy ny lehilahy anankiray izay nangataka Azy hananatra ny rahalahiny, ary ny nilazany ny tsy mahamety ny fieremana.*

13 ARY nisy anankiray teo amy ny vahoaka nanao taminy Jesosy hoe: Mpampianatra ô, teneno ny rahalahiko mba hizara lova amiko. 14 Fa hoy Izy taminy: Ralehilahy, iza no nanendry Ahy ho mpitsara na mpizara ao aminareo?
15 Ary hoy Izy tamy ny olona: Mitandrema, ka miarova tena mba tsy ho azon' ny fieremana hianareo; fa ny ain' ny olona tsy miankina amy ny habetsahan' ny zavatra ananany.
16 Dia nanao fanoharana taminy Izy ka nanao hoe: Ny tanin' ny lehilahy manan-karena anankiray nahavokatra be. 17 Ary izy nihevitra tao am-pony hoe: Ahoana no hataoko, fa tsy manana fitoerana

---

[1] *Na:* tezitra mafy taminy.
[2] *Na:* niteny tamy ny mpianany ka nanao hoe: Ambony indrindra, mitandrema.
[3] *Gr.* Gehena. [4] *Gr.* manao blasphemia; *izahao Mat.* ix. 3.

hamoriako ny vokatro aho? 18
Ary hoy izy: Izao no hataoko: han-
drava ny trano fitehirizako aho ka
hanao izay lehibebe kokoa, ary ao
no hamoriako ny variko rehetra sy
ny fananako. 19 Dia hilaza amy ny
fanahiko hoe aho: Ry fanahy ô, ma-
nana fananana be voatahiry ho amy
ny taona maro hianao; mitsahara,
mihinàna, misotroa, mifalia. 20 Fa
Andriamanitra kosa nanao taminy
hoe: Ry adala, anio alina no halaina
aminao ny fanahinao, ka ho an' iza
izay zavatra noharìnao? 21 Toy
izany izay mihary harena ho any ny
tenany hiany, nefa tsy mba manan-
karena ny amin' Andriamanitra.

22 Ary hoy Jesosy tamy ny
mpianany: Noho izany dia lazaiko
aminareo hoe: Aza manahy ny amy
ny ainareo, izay hohaninareo, na ny
amy ny tenanareo, izay hotafinareo.
23 Fa ny aina mihoatra noho ny
hanina, ary ny tena noho ny fita-
fiana. 24 Hevero ny goaika; fa
tsy mba mamafy na mijinja ireny;
ary tsy manana fitoeran-javatra na
trano fitehirizana, nefa Andriamani-
tra mamelona azy; tsy mihoatra la-
vitra noho ny vorona va hianareo?
25 Ary iza moa ao aminareo, na
dia manahy aza, no mahay manampy
ny andro iainany,[1] na dia kely
monja[2] aza? 26 Koa raha ny kely
indrindra aza tsy hainareo, nahoana
hianareo no manahy ny amy ny
sisa? 27 Hevero ny fanirin' ny
vonin-kazo;[3] tsy mba miasa na ma-
moly ireny; nefa lazaiko aminareo:
Na dia Solomona teo amy ny voni-
nahiny rehetra aza tsy mba nitafy
tahaka ny anankiray amin' ireny.
28 Ary raha ny ahitra izay any
an-tsaha anio, nefa hatao ao am-pa-
tana rahampitso, no ampitafin' An-
driamanitra toy izany, tsy mainka
va hianareo, ry kely finoana? 29
Koa aza mitady izay hohaninareo na
izay hosotroinareo hianareo, ary aza
miahanahana.[4] 30 Fa ny jentilisa
amin' izao tontolo izao dia fatra-
pitady izany rehetra izany; fa ny
Rainareo mahalala fa tokony ho
anareo izany zavatra izany. 31
Kanefa katsaho ny fanjakany;[5] dia
hanampy ho anareo izany zavatra
izany.

32 Aza matahotra, ry ondry vi-
tsy, fa efa sitraky ny Rainareo ny
hanome anareo ny fanjakana. 33
Amidio ny fanananareo, ka manaova
fiantrana; manaova kitapom-bola
tsy mety ho tonta ho anareo, dia
harena any an-danitra tsy mety ho
lany, izay tsy azon' ny mpangalatra,
sady tsy misy kalalao manimba. 34
Fa izay itoeran' ny harenareo, dia
ho any koa ny fonareo.

35 Aoka hisikina ny valahanareo
sy hirehitra ny jironareo; 36 ary
aoka hianareo ho tahaka ny olona
izay miandry ny tompony, raha
mody avy amy ny fampakaram-bady
izy, ka nony tonga sy mandòndòna
izy, dia vohany miaraka amin' izay.
37 Sambatra ny mpanompo izay ho
hitan' ny tompony miambina, raha
avy izy. Lazaiko aminareo marina
tokoa fa hisikina *ny tompony,* dia
hampipetraka azy hihinana, dia ho
avy ka hanompo azy. 38 Ary na
avy amy ny fiambenana faharoa
amy ny alina izy, na avy amy ny
fiambenana fahatelo, ka mahita toy
izany, dia sambatra ireo *mpanompo*
ireo. 39 Ary fantaro izao, fa raha
fantatry ny tompon-trano izay ora
hihavian' ny mpangalatra, dia ho
niambina izy ka tsy namela ny tra-
nony hotamina. 40 Dia miomàna
koa hianareo; fa ho avy ny Zanak'
olona amin' izay ora tsy ampoizi-
nareo.

41 Ary hoy Petera: Tompoko,
izahay va no ilazanao izany fano-
harana izany, sa ny olona rehetra?
42 Ary hoy ny Tompo: Iza moa no
mpitandrin-draharaha mahatoky sy

---

[1] *Na:* ny halavan' ny tenany. [2] *Gr.* hakiho iray. [3] *Karazan' ny lilia.*
[4] *Na:* aza aingaingain' ny fanantenana foana. [5] *Na:* [ny fanjakan' Andriamanitra].

manan-tsaina, izay hotendren' ny
tompony hifehy ny mpanompony
mba hanome azy anjara hanina amy
ny fotoana? 43 Sambatra ny mpa-
nompo izay ho hitan' ny tompony
fa, indreo, manao toy izany, raha
avy izy. 44 Lazaiko aminareo ma-
rina fa hotendreny ho mpanapaka
ny fananany rehetra izy. 45 Fa
raha manao anakampo kosa izany
mpanompo izany hoe: Maharitra
ela ny tompoko vao ho avy, ka dia
mikapoka ny ankizilahy sy ny anki-
zivavy izy sady mihinana sy misotro
ka mamo, 46 dia ho avy ny tompon'
izany mpanompo izany amy ny an-
dro izay tsy ampoiziny sy amy ny
ora izay tsy fantany, dia hotapahiny
roa [1] izy ka homeny anjara any amy
ny tsy mahatoky. 47 Fa ilay mpa-
nompo izay mahalala ny sitrapon'
ny tompony hiany ka tsy miomana
na manao izay sitraky ny fony dia
hokapohina be. 48 Fa izay tsy na-
halala kosa ka nanao izay zavatra
tokony hikapohana azy dia hokapo-
hina kely. Fa izay nomena be, dia
be no hotadiavina aminy; ary izay
nampitehirizina be, dia bebe kokoa
no hadinina aminy.

49 Tonga hanipy afo etỳ am-
bonin' ny tany Aho, ka manao
ahoana ny faniriako mba hirehetan'
izany sahady! [2] 50 Ary manana
batisa hanaovana Ahy batisa Aho,
ka manao ahoana ny fahoriako am-
bara-pahatanterany! 51 Ataonareo
va fa tonga hanome fihavanana am-
bonin' ny tany Aho? Tsia, hoy
Izaho aminareo, fa fampisarahana.
52 Fa hatramin' izao dia hisy dimy
hisara-tsaina ao an-trano iray, ny
telo hanohitra ny roa, ary ny roa
hanohitra ny telo. 53 Hisara-
tsaina ireo, ka ny ray hanohitra ny
zanani-lahy, ary ny zanakalahy hano-
hitra ny rainy; ny reny hanohitra
ny zananivavy, ary ny zanakavavy
hanohitra ny reniny; ny rafozam-
bavy hanohitra ny vinantoni-vavy,
ary ny vinantovavy hanohitra ny
rafozanivavy.

54 Ary hoy Jesosy tamy ny va-
hoaka: Raha mahita rahona mipo-
saka any andrefana hianareo, mia-
raka amin' izay dia hoy hianareo:
Ho avy ny ranonorana; dia tonga
izany. 55 Ary raha avy any atsimo
ny rivotra, dia hoy hianareo: Ha-
fana ny andro; dia tonga izany.
56 Hianareo mpihatsaravelatsihy,
ny tarehin' ny tany sy ny lanitra
dia hainareo fantarina; fa ahoana
kosa no tsy ahaizanareo mamantatra
izao andro izao?

57 Nahoana hianareo no tsy ma-
halala mitsara araka ny marina? [3]
58 Fa raha miara-mandeha amy ny
manana ady aminao hianao hana-
trika ny mpanapaka, raha mbola
any an-dàlana dia mazotoa manao
izay hahafahanao aminy, fandrao
hitondra anao any amy ny mpitsara
izy, ary ny mpitsara hanolotra anao
amy ny mpamatotra, ary ny mpa-
matotra hanao anao ao an-trano-
maizina. 59 Lazaiko aminao fa tsy
ho afaka ao hianao, ambara-pan-
doanao ny variraiventy farany in-
drindra.

*Ny amy ny Galiliana sasany izay novonoina, sy ny fanoharana ny amy ny aviavy tsy namoa.*

XIII. ARY tamin' izany andro
izany nisy ny sasany
teo izay nanambara taminy Jesosy
ny nanjo ny Galiliana, izay naharo-
harony Pilato tamy ny fanatiny ny
rany. 2 Fa Jesosy namaly ka na-
nao taminy hoe: Ataonareo va fa
ireny Galiliana ireny no mpanota
mihoatra noho ny Galiliana rehetra,
satria nozoin' izany zavatra izany
izy? 3 Tsia, hoy Izaho aminareo;
fa raha tsy mibebaka hianareo, dia
ho ringana tahaka azy koa hianareo
rehetra. 4 Ary ireny valo amby

---

[1] *Na:* hokapohiny mafy. [2] *Na:* ary inona intsony no iriko, raha mirehitra sahady izany?
[3] *Na:* Nahoana hianareo no tsy mahay mitsara marina avy ao am-ponareo hiany?

ny folo ireny, izay nianjeran' ny
tilikambo tao Siloama ka maty,
ataonareo va fa mpanota mihoatra
noho ny olona rehetra izay monina
ao Jerosalema ireny? 5 Tsia, hoy
Izaho aminareo; fa raha tsy mibe-
baka hianareo, dia ho ringana tahaka
azy koa hianareo rehetra.

6 Ary nanao ity fanoharana ity
Izy hoe: Nisy olona nanana aviavy
nambolena teo an-tanimboalobony;
dia nankeo izy nitady voa taminy,
fa tsy nahita. 7 Ka dia hoy izy
tamy ny mpamboatra ny tanimboalo-
boka: Indro, efa telo taona izay aho
no tonga nitady voa tamin' ity
aviavy ity, fa tsy nahita; kapao io;
nahoana io no manimba ny tany? 8
Fa ny mpamboatra namaly ka nanao
taminy hoe: Tompoko, avelao hiany
izy amin' ity taona ity mandra-
pihadiko manodidina azy, ka hasiako
zezika; 9 angamba mbola hamoa
izy; fa raha tsy izany, dia hoka-
painao hiany.

*Ny nahasitranany Jesosy ilay vehivavy tsy nahatraka, sy ny nanaovany fanoharana ny amy ny fanaovan-draharaha amy ny Sabata.*

10 ARY nampianatra tao amy ny
synagoga anankiray Jesosy
tamy ny Sabata. 11 Ary, indro,
nisy vehivavy izay nanana fanahy
maha-farofy valo amby ny folo
taona, ary nanjoko izy ka tsy naha-
traka akory. 12 Ary rehefa nahita
azy Jesosy, dia niantso azy ka nanao
taminy hoe: Ravehivavy, afaka
amy ny rofinao hianao. 13 Dia
nametraka ny tànany taminy Izy;
ary niaraka tamin' izay dia nitraka
ravehivavy sady nankalaza an' An-
driamanitra.

14 Ary ny mpanapaka ny syna-
goga dia tezitra, satria Jesosy naha-
sitrana tamy ny Sabata, dia namaly
ka nanao tamy ny vahoaka hoe:
Henemana no azo anaovan-draha-
raha; koa avia hositranina amin'
izany, fa tsy amy ny andro Sabata.
15 Fa namaly azy ny Tompo ka
nanao hoe: Ry mpihatsaravelatsihy,
moa tsy samy mamaha ny ombiny
na ny borikiny hiala amy ny fihina-
nam-bilona amy ny Sabata va hia-
nareo ka mitondra azy hisotro rano?
16 Koa ity vehivavy zanaky Abra-
hama ity, izay efa nafatotry Satana
izao valo amby ny folo taona izao,
moa tsy tokony hovahana ho afaka
amin' izany fatorana izany amy ny
andro Sabata va?

17 Ary raha nilaza izany Izy,
dia nangaihay izay rehetra nanohitra
Azy; fa ny vahoaka rehetra nifaly
noho ny zavatra malaza rehetra
nataony.

*Ny fanoharana ny amy ny voantsinapy sy ny masirasira.*

‖ Mat. xiii. 31-33; Mar. iv. 30-32.

18 DIA hoy Jesosy: Tahaka ny
inona ny fanjakan' An-
driamanitra? ary inona no hanoha-
rako azy? 19 Tahaka ny voan-
tsinapy izy, izay nalain' olona ka
namboleny tao an-tanimboly, ary
naniry ka tonga hazo; ary ny voro-
manidina nitoetra tao amy ny ran-
tsany.

20 Ary hoy koa Jesosy: Inona
no hanoharako ny fanjakan' An-
driamanitra? 21 Tahaka ny masi-
rasira izy, izay nalain' ny vehivavy
anankiray ka nataony [1] tao amy ny
koba intelon' ny famarana, mandra-
pahazon' ny masirasira azy rehetra.

*Ny nanontaniany any Jesosy na ho vitsy ny olona hovonjena, na tsia.*

22 ARY Jesosy nandeha nitety
ny tanàna sy ny vohitra
nampianatra sady nandroso hankany
Jerosalema.

23 Dia hoy ny anankiray taminy:
Tompoko, moa vitsy va no hovon-
jena? Ary hoy Izy tamy ny olona:
24 Miseseha hiditra amy ny vara-
varana éty hianareo; fa hoy Izaho

[1] *Gr.* nafeniny.

aminareo: Maro no hitady hiditra,
fa tsy ho afaka. 25 Rehefa mitsan-
gana ny tompon-trano ka manidy
ny varavarana, ary hianareo mija-
nona eo ala-trano mandòndòna ny
varavarana ka manao hoe: Tom-
poko, vohay izahay, dia hamaly Izy
ka hanao aminareo hoe: Tsy fan-
tatro na avy taiza na avy taiza hiana-
reo; 26 ary amin' izay hianareo dia
hanao hoe: Nihinana sy nisotro teo
anatrehanao izahay, ary nampianatra
teny an-dàlambenay Hianao. 27 Fa
Izy hiteny hoe: Lazaiko aminareo:
Tsy fantatro na avy taiza na avy
taiza hianareo; mialà amiko, hiana-
reo rehetra mpanao meloka. 28 Any
no hisy ny fitomaniana sy ny fiki-
troha-nify, raha mahita any Abra-
hama sy Isaka sy Jakoba ary ny
mpaminany rehetra eo amy ny fan-
jakan' Andriamanitra hianareo, fa
ny tenanareo kosa dia voaroaka any
ivelany. 29 Ary ho tonga avy any
atsinanana sy avy any andrefana
ary avy any avaratra sy avy any
atsimo ireny ka hipetraka hihinana
eo amy ny fanjakan' Andriamani-
tra. 30 Ary, indro, misy ny aoria-
na ho aloha, ary misy ny aloha ho
aoriana.

*Ny nilazan' ny Fariseo taminy Je-
sosy fa Heroda ta-hamono Azy.*

31 TAMIN' izany ora izany in-
drindra dia nisy Fariseo
sasany nankeo aminy Jesosy ka na-
nao taminy hoe: Mandehana Hia-
nao, ka mialà eto; fa ta-hamono
Anao Heroda. 32 Fa hoy Izy
taminy: Mandehana, lazao amin'
izany amboahaolo [1] izany hoe: In-
dro, mamoaka demonia sy mahasi-
trana Aho anio sy ampitso, ary
raha afaka ampitso dia hotantera-
hina ny amiko. 33 Kanefa tsy
maintsy mandeha hiany Aho anio
sy ampitso sy raha afaka ampitso;
fa ny mpaminany tsy azo vonoina,
raha tsy any Jerosalema.

34 Ry Jerosalema, ry Jerosalema,
izay mamono ny mpaminany sy mi-
tora-bato izay nirahina any aminao,
impiry Aho no ta-hanangona ny
zanakao tahaka ny fanòmban' ny
akoho ny zanany ao ambanin' ny
elany, fa tsy nety hianareo! 35 In-
dro, avela ho anareo ny tranonareo!
ary lazaiko aminareo: Tsy hahita
Ahy intsony hianareo mandra-pilaza-
nareo hoe: Isaorana anie Izay avy
amy ny anarany Jehovah (Sal.
cxviii. 26).

*Ny nanasan' ny Fariseo anankiray
any Jesosy, sy ny nahasitranany
lehilahy narary manirano, ary ny
nitoriany teny tamy ny olona tao
an-trano.*

XIV. ARY raha niditra mba hihi-
nana tao an-tranon' ny
loholona anankiray amy ny Fariseo
Izy tamy ny Sabata, dia nizaha tara-
tra Azy ireo. 2 Ary, indro, nisy
olona manirano anankiray teo ana-
trehany. 3 Ary Jesosy namaly ka
nanao tamy ny mpahay lalàna sy ny
Fariseo hoe: Mety va ny mahasi-
trana amy ny Sabata, sa tsia? 4 Fa
tsy niteny ireo. Ary Izy nanendry
*ilay marary*, dia nahasitrana azy ka
nandefa azy handeha. 5 Ary Izy
nanao tamin' ireo hoe: Iza moa
aminareo, raha manana boriky na
omby latsaka ao an-davaka fantsa-
kana, no tsy hampakatra azy mia-
raka amin' izay, na dia amy ny
andro Sabata aza? 6 Ary tsy naha-
valy ny amin' izany zavatra izany
izy.

7 Ary Jesosy nanao fanoharana
tamin' izay nasaina, raha nahita azy
mifidy ny fitoerana aloha, ka nanao
taminy hoe: 8 Raha misy maka
anao ho any amy ny fampakaram-
bady, aza mipetraka eo amy ny
fitoerana aloha, fandrao hisy olona
nalaina izay mihaja kokoa noho
hianao, 9 ary ho avy izay nanasa
anao sy izy ka hilaza aminao hoe:

[1] volpa.

Omeo toerana io olona io; dia ho
menatra hianao ka hifindra ho any
amy ny fitoerana aoriana indrindra.
10 Fa raha misy manasa anao, man-
dehana ka mipetraha eo amy ny
fitoerana aoriana indrindra, ary re-
hefa tonga ilay nanasa anao, dia
mahazo manao aminao hoe: Ry
sakaiza, mandrosoa etsy alohaloha
kokoa; dia hahazo haja eo imason'
izay rehetra miara-mipetraka mihi-
nana aminao hianao. 11 Fa izay
rehetra manandra-tena no haetry;
ary izay manetry tena no hasan-
dratra.

12 Ary hoy Jesosy tamin' ilay
nanasa Azy kosa: Raha manasa
olona amy ny sakafo antoandro na
ny sakafo hariva hianao, dia aza ny
sakaizanao, na ny rahalahinao, na
ny havanao, na ny namanao manan-
karena, no asainao, fandrao hanasa
anao kosa ireo, ka dia ho voavaliny
hianao. 13 Fa raha manao fana-
sana hianao, dia asao ny malahelo,
ny kilemaina, ny mandringa, ny
jamba; 14 dia ho sambatra hianao,
satria tsy mba manan-kavaly ireo;
fa hovaliana kosa hianao amy ny
fitsanganan' ny marina.

15 Ary ny anankiray tamin' izay
niara-nipetraka nihinana taminy dia
nandre izany ka nanao taminy hoe:
Sambatra izay hihinan-kanina ao
amy ny fanjakan' Andriamanitra.
16 Fa hoy Jesosy taminy: Nisy
olona anankiray nanao fanasana le-
hibe ka nanasa olona maro. 17
Ary naniraka ny mpanompony izy
tamy ny fotoana fisakafoana hilaza
amin' izay efa nasaina hoe: Andeha,
fa efa voavoatra izao *ny fanasana.*
18 Fa izy rehetra dia nitovy saina,
ka samy nanao fialana. Hoy ny
voalohany taminy: Efa nividy tany
aho ka tsy maintsy mandeha hizaha
azy; masìna hianao, ekeo ny fanda-
vako. 19 Ary hoy ny anankiray
koa: Efa nividy omby folo aho ka
handeha hamantatra azy; masìna
hianao, ekeo ny fandavako. 20 Ary
hoy ny anankiray koa: Efa nam-
paka-bady aho, koa amin' izany tsy
afaka mankany. 21 Ary nony
tonga ilay mpanompo, dia nambara-
ny tamy ny tompony izany. Dia
tezitra ny tompon-trano ka nanao
tamin' ilay mpanompony hoe: Man-
dehana faingana ho eny amy ny
làlambe sy ny sakeli-dàlana eto an-
tanàna, ka ampidiro ny malahelo sy
ny kilemaina sy ny jamba ary ny
mandringa. 22 Ary hoy ilay mpa-
nompo: Tompoko, efa natao izay
nandidianao, ary mbola tsy feno hia-
ny ny trano. 23 Ary hoy ny tom-
po tamin' ilay mpanompony: Man-
dehana ho eny amy ny làlambe sy
ny sisim-boly, ka tereo ny olona hi-
ditra, mba ho feno ny tranoko. 24
Fa lazaiko aminareo: Tsy hisy ha-
nandrana ny nahandroko ireny olo-
na nasaiko ireny na dia iray akory
aza.

*Ny nilazany Jesosy tamy ny olona maro nanaraka Azy izay tokony ho toetry ny mpianany.*

25 ARY nisy vahoaka betsaka
niaraka taminy Jesosy, dia
nitodika Izy ka nanao taminy hoe:
26 Raha misy manaraka Ahy ka
tsy mankahala ny rainy sy ny reni-
ny sy ny vadiny sy ny zanany sy ny
rahalahiny sy ny anabaviny, eny,
ary ny ainy koa aza, dia tsy azo
*ekena* ho mpianatro izy. 27 Na
zovy na zovy no tsy mitondra ny
hazo fijaliana ka tsy manaraka Ahy,
dia tsy azo *ekena* ho mpianatro
izy.

28 Fa iza moa aminareo, raha ta-
hanao tilikambo, no tsy mipetraka
aloha mihevitra izay ho lany hanao-
vany izany, na misy hahavitany azy,
na tsia? 29 fandrao, rehefa nanao
ny fanorenana izy ka tsy mahavita,
dia handatsa azy izay rehetra ma-
hita 30 ka hanao hoe: Io olona io
dia nanomboka nanao trano, fa tsy
nahavita.

31 Ary iza moa no mpanjaka,
raha handeha hiady amy ny mpan-
jaka hafa, no tsy mipetraka aloha

mba haka hevitra tsara, na mahay mandresy ilay mitondra roa alina amy ny iray alina izy, na tsia? 32 Fa raha tsy izany, raha mbola lavitra ny mpanjaka anankiray, dia hampitondra teny izy ka hangataka fihavanana.

33 Ary toy izany koa hianareo rehetra, izay tsy mahafoy izay rehetra ananananareo, dia tsy azo *ekena* ho mpianatro.

34 Koa tsara ny sira; fa raha ny sira aza no tonga matsatso, inona indray no hahasira azy? 35 Tsy mahasoa ny tany na ny zezika izy, fa harian' ny olona. Izay manantsofina ho enti-mihaino, aoka izy hihaino.

*Ny fanoharana ny amy ny ondry very, sy ny farantsakely very, ary ilay zanaka adala.*

|| Mat. xviii. 12-14.

XV. ARY ny farantsa[1] rehetra sy ny mpanota nanatona hihaino any Jesosy. 2 Dia nimonomonona ny Fariseo sy ny mpanora-dalàna ka nanao hoe: Ilehity mandray ny mpanota ka miara-mihinana aminy.

3 Fa Izy nanao izao fanoharana izao taminy hoe: 4 Iza moa no olona aminareo, izay manana ondry zato, ka very ny anankiray, no tsy mandao ny sivy amby sivi-folo any an-efitra ka mandeha hitady ilay very mandra-pahitany azy? 5 ary rehefa hitany iny, dia ataony eo antsorony, ka dia faly izy; 6 ary rehefa tonga ao an-trano izy, dia mamory ny sakaizany sy ny namany ka manao aminy hoe: Avia hiaramifaly amiko; fa efa hitako ilay ondriko very. 7 Lazaiko aminareo fa hisy fifaliana toy izany any andanitra ny amy ny mpanota iray izay mibebaka noho ny amy ny olona marina sivy amby sivi-folo, izay tsy misy tokony hibebahany.

8 Ary iza moa no vehivavy manana farantsakely[2] folo, ka very ny anankiray, no tsy mampirehitra jiro ka mifafa trano sy mitady fatratra mandra-pahitany azy? 9 Ary raha hitany iny, dia mamory ny vehivavy sakaizany sy ny namany izy ka manao hoe: Avia hiara-mifaly amiko; fa efa hitako ny farantsakely[2] izay very. 10 Lazaiko aminareo fa misy fifaliana toy izany eo anatrehan' ny anjelin' Andriamanitra ny amy ny mpanota iray izay mibebaka.

11 Ary hoy Jesosy: Nisy lehilahy anankiray nanana zanaka mirahalahy. 12 Ary hoy ilay zandriny tamin-drainy: Raiko, omeo ahy ny anjara-fananana tokony ho ahy. Dia nozarainy tamin' izy mirahalahy ny fananany. 13 Ary nony afaka kelikely, dia nangonin' ilay zandriny ny *fananany* rehetra, ka lasa nankany an-tany lavitra izy, dia nandany ny fananany tamy ny fiveloman-dratsy tany. 14 Ary rehefa laniny avokoa ny *fananany* rehetra, dia nisy mosary mafy tamin' izany tany izany, ka nahantra izy. 15 Dia nandeha izy ka niankina tamy ny tompon-tany anankiray tamin' izany tany izany, ary dia nirahiny tany an-tsahany hiandry kisoa. 16 Ary satriny hameno ny kibony tamy ny voan-kazo fihinan' ny kisoa, fa tsy nisy nanome azy.

17 Ary raha nody ny sainy, dia hoy izy: Indrisy! maro ny olona karamain' ny raiko manan-kanina be dia be, fa izaho kosa maty mosary eto! 18 Hiainga aho, dia hody any amy ny raiko ka hanao aminy hoe: Raiko ô, efa nanota tamy ny lanitra sy teo anatrehanao aho 19 ka tsy miendrika hatao hoe zanakao intsony; fa ataovy tahaka ny anankiray amy ny olona karamainao aho. 20 Dia niainga izy ka nankany amin-drainy. Fa raha mbola lavitra izy, dia tazan-drainy, ary

[1] *Izahao Mat.* v. 46.

[2] *Gr.* drakma.

onena azy izy ka nihazakazaka, dia
namihina ny vozony sady nanoroka
azy. 21 Ary ilay zanany nanao
taminy hoe: Raiko ô, efa nanota
tamy ny lanitra sy teo anatrehanao
aho ka tsy miendrika hatao hoe
zanakao intsony. 22 Fa rainy kosa
nanao tamy ny ankizilahiny hoe:
Alao haingana ny akanjo tsara in-
drindra ka ampiakanjoy azy; ary
asio peratra ny tànany sy kapa ny
tongony; 23 ary ento atỳ ny zanak'
omby nafahy, ka vonoy; ary aoka
isika hihinana sy hifaly; 24 fa ity
zanako ity efa maty, fa velona
indray, ary efa very, fa hita indray.
Dia nifaly izy.

25 Fa tany an-tsaha ny zanany
lahimatoa; ary nony nody izy ka
mby teo akaiky ny trano, dia nandre
zava-maneno sy dihy. 26 Ary nian-
tso ankizilahy anankiray izy ka
nanontany azy izay anton' izany
zavatra izany. 27 Ary hoy ilay
ankizilahy taminy: Tonga ny raha-
lahinao, ka namono ny zanak' omby
nafahy ny rainao, satria efa tafave-
rina soa aman-tsara ato aminy izy.
28 Dia tezitra izy ka tsy nety nidi-
tra; ary nivoaka rainy ka nampan-
droso azy. 29 Fa izy namaly ka
nanao tamin-drainy hoe: Indro, izay
ela izay aho no efa nanompo anao
ka tsy mbola nandika ny didinao na
dia indray mandeha akory aza; nefa
izaho tsy mbola nomenao na dia
zanak' osy aza mba hifaliako amy
ny sakaizako; 30 fa raha vao tonga
kosa io zanakao io, izay efa nandany
ny fanananao tamy ny vehivavy
janga, dia namono ho azy ny zanak'
omby nafahy hianao. 31 Ary hoy
rainy taminy: Anaka, hianao eto
amiko mandrakariva, ary anao avo-
koa izay rehetra ananako. 32 Fa
mety ny mifaly sy miravoravo; fa
ity rahalahinao ity efa maty, fa
velona indray, ary efa very, fa hita
indray.

*Ny fanoharana ny amin' ilay mpi-
tandrina tsy marina.*

XVI. ARY hoy koa Jesosy tamy
ny mpianatra: Nisy
olona manan-karena anankiray na-
nana mpitandrina ny fananany;
ary ilehiny dia nampangain' olona
taminy fa mandany ny fananany.
2 Ary nampaka azy izy ka nanao
taminy hoe: Ahoana izao fandrene-
sako anao izao? Mamoaha ny amy
ny fitandremanao ny fananako; fa
tsy mahazo mitandrina ny fananako
intsony hianao. 3 Ary ilay mpi-
tandrina ny fananana nanao ana-
kampo hoe: Inona ange no hataoko,
fa esorin' ny tompoko amy ny fitan-
dremana ny fananany aho? Ny
miasa tany tsy tratry ny aiko; ny
mangataka mahamenatra ahy. 4
Fantatro izay hataoko, mba hisy
handray ahy ho ao an-tranony, re-
hefa voaisotra amy ny fitandremana
ny fananana aho. 5 Dia niantso
izay rehetra nitrosa tamy ny tom-
pony izy hankao aminy ka nanao
tamy ny voalohany hoe: Hoatrinona
no trosan' ny tompoko aminao? 6
Ary hoy io: Diloilo injaton' ny
famarana.[1] Dia hoy izy taminy
koa: Inty, raiso ny taratasinao, ary
mipetraha faingana, ka dimam-polo
no soraty. 7 Dia hoy izy tamy ny
anankiray koa: Hoatrinona kosa
no trosa aminao? Ary hoy izy:
Vary injaton' ny famarana.[2] Dia
hoy izy taminy koa: Inty, raiso ny
taratasinao, ka valo-polo no soraty.
8 Ary ny tompony nidera ilay mpi-
tandrina tsy marina, satria nanan-
tsaina izy; fa ny zanak' izao tontolo
izao dia manan-tsaina kokoa ny amy
ny karazany noho ny zanaky ny
mazava.

9 Ary hoy Izaho aminareo: Aoka
ny mamôna tsy marina ho entinareo
mahazo sakaiza, mba horaisin' ireo
ho any amy ny fonenana mandra-
kizay hianareo, rehefa lany izany.

[1] *Gr.* bata.

[2] *Gr.* kora.

10 Ary izay mahatoky amy ny kely
indrindra dia mahatoky koa amy ny
be; ary izay tsy marina amy ny kely
indrindra dia tsy marina koa amy
ny be. 11 Koa raha tsy mahatoky
amy ny mamôna tsy marina hiana-
reo, iza no hatoky anareo ny amy
ny tena *harena?* 12 Ary raha tsy
mahatoky amin' izay an' olona hia-
nareo, iza no hanome anareo izay
anareo? 13 Tsy misy mpanompo
mahay manompo tompo roa; fa ny
anankiray ho halany, ary ny anan-
kiray ho tiany; na ny anankiray
hombany, ary ny anankiray hoha-
mavoiny. Tsy mahay manompo an'
Andriamanitra sy mamôna hianareo.

*Ny nananarany Jesosy ny Fariseo, sy ny nilazany ny amin' ilay mpanan-karena sy Lazarosy.*

14 ARY ny Fariseo, izay fatra-
pitia vola, raha nandre
izany rehetra izany, dia naneso any
Jesosy. 15 Ary hoy Jesosy taminy:
Hianareo dia mpanamarin-tena eo
anatrehan' ny olona, nefa Andria-
manitra mahalala ny fonareo; fa
izay zavatra heverin' ny olona ho
ambony dia fahavetavetana eo ana-
trehan' Andriamanitra.

16 Ny lalàna sy ny mpaminany
dia hatraminy Jaona; ary hatramin'
izany no efa nitoriana ny filazan-
tsaran' ny fanjakan' Andriamanitra,
ary misesika izay rehetra miditra
eo. 17 Fa ho moramora kokoa ny
hahafoanan' ny lanitra sy ny tany
noho ny hahafoanan' ny tendron-
tsoratra iray monja aza amy ny
lalàna.

18 Izay rehetra misao-bady ka
mampakatra ny hafa dia mijanga-
janga; ary izay mampakatra vehiva-
vy voasaotra dia mijangajanga koa.

19 Nisy lehilahy manan-karena
anankiray niakanjo volomparasy sy
rongony fotsy madinika sady nana-
ram-po fatratra isan-andro tamy ny
fahafinaretana. 20 Ary nisy olo-
malahelo ferena anankiray atao hoe
Lazarosy napetraka teo anilan' ny
vavahadiny; 21 ary naniry mba
hihinana izay latsaka avy tamy ny
latabatr' ilay manan-karena izy, fa
ny alika kosa no avy[1] ka nilelaka
ny feriny. 22 Ary maty ilay mala-
helo, dia nentin' ny anjely ho any
an-tratrany Abrahama; ary maty
koa ilay manan-karena, dia nalevina;
23 ary raha nijaly tao amy ny fiai-
nan-tsi-hita[2] izy ka niandrandra,
dia nahita any Abrahama teny lavi-
tra eny sy Lazarosy teo an-tratrany.
24 Ary izy niantso ka nanao hoe:
Ry Abrahama raiko ô, mamindrà
fo amiko, ka iraho Lazarosy mba
hanoboka ny tendron' ny rantsan-
tànany amy ny rano mba hampanga-
tsiaka ny lelako; fa fadiranovana
aho eto anatin' ity lelafo ity. 25
Fa hoy Abrahama: Anaka, tsarovy
fa hianao efa nahazo ny zava-tsoanao
tamy ny andro niainanao, ary Laza-
rosy kosa ny zava-dratsy; fa anke-
hitriny izy no ampifalina atỳ, ary
hianao kosa no fadiranovana. 26
Ary mihoatra noho izany rehetra
izany, misy tevana makadiry ajado-
na ao anelanelantsika, mba tsy ho
afa-mita hankeny aminareo izay te-
hiala etỳ, ary tsy ho afa-mita han-
kety aminay izay eny. 27 Dia hoy
izy: Mangataka aminao ary aho, ry
raiko: mba iraho Lazarosy hankany
amy ny tranon' ny raiko 28 (fa
manana rahalahy dimy aho), mba
hilaza tsara aminy, fandrao mba ho
tonga atỳ amin' ity fijaliana ity koa
izy. 29 Fa hoy Abrahama taminy:
Manana any Mosesy sy ny mpami-
nany izy; aoka hihaino ireo izy. 30
Fa hoy kosa izy: Tsia, ry Abraha-
ma, raiko; fa raha misy miala amy
ny maty hankany aminy, dia hibe-
baka izy. 31 Fa hoy Abrahama
taminy: Raha tsy mihaino any
Mosesy sy ny mpaminany izy, dia
tsy hety hino izy, na dia misy
mitsangana amy ny maty aza.

[1] *Na:* ary ny alika koa dia avy.

[2] *Gr.* Hadesy.

*Ny nampianarany Jesosy ny mpianany ny amy ny fandeferana sy ny finoana ary ny fanetren-tena.*

XVII. ARY hoy Jesosy tamy ny mpianany: Tsy maintsy ho avy ny fahatafintohinana; nefa lozan' izay olona mahatonga izany! 2 Aleo anantonana vato lehibe[1] fikosoham-bary ny vozony, ka atsipy any an-dranomasina izy, toy izay hahatafintohina na dia ny anankiray amin' ireo madinika ireo aza.

3 Mitandrema hianareo; fa raha manota ny rahalahinao, dia teneno mafy izy, ka raha mibebaka izy, dia mamelà ny helony. 4 Ary raha manota aminao impito indray andro izy, ary mivalo aminao impito kosa manao hoe: Mibebaka aho, dia mamelà ny helony.

5 Ary hoy ny Apostoly tamy ny Tompo: Ampitomboy ny finoanay.
6 Fa hoy ny Tompo: Raha manana finoana na dia hoatra ny voantsinapy iray aza hianareo, dia azonareo lazaina amin' io vorihazo io hoe: Miongota, ary aoka hambolena ao anatin' ny ranomasina, dia hanaiky anareo izy.

7 Ary iza moa aminareo no manana mpanompo miasa tany, na miandry ondry, ka raha tonga avy tany an-tsaha ilay mpanompo, dia hanao aminy hoe: Avia faingana, ka mipetraha hihinana? 8 Fa tsy hilaza aminy kosa hoe va izy: Manamboara izay hisakafoako, ary misikìna, ka manompoa ahy ambarapihinako sy hisotroako; fa rehefa vita izany, dia vao mahazo mihinana sy misotro hianao? 9 Moa misaotra izany mpanompo izany va izy, satria nataony izay nandidiany? 10 Dia tahaka izany koa hianareo, rehefa vitanareo izay rehetra nandidiana anareo, dia ataovy hoe: Mpanompo tsy mahasoa izahay: ny tokony ho nataonay hiany no efa nataonay.

*Ny nanadiovany Jesosy ny boka folo lahy.*

11 ARY raha niakatra ho any Jerosalema Jesosy, dia nandeha namaky any[2] Samaria sy Galilia.

12 Ary raha niditra tao amy ny vohitra anankiray Izy, dia nisy boka folo lahy nifanena taminy, izay nijanona teny lavitra eny. 13
Ary izy ireo niantso mafy nanao hoe: Ry Jesosy Tompo ô, mamindrà fo aminay. 14 Ary raha hitany ireo, dia hoy Izy taminy: Mandehana, misehoa amy ny mpisorona. Ary rehefa lasa izy ireo, dia nadio teny am-pandehanana. 15 Ary ny anankiray tamin' ireo, raha nahita fa sitrana izy, dia niverina ka nankalaza an' Andriamanitra tamy ny feo mahery 16 sady niankohoka tamy ny tongotry Jesosy ka nisaotra Azy; ary Samaritana iny lehilahy iny. 17 Dia namaly Jesosy ka nanao hoe: Tsy efa voadio avokoa va izy folo lahy? fa aiza ny sivy?
18 Moa tsy nisy hita niverina hanome voninahitra an' Andriamanitra afa-tsy ity olona hafa firenena ity hiany va? 19 Ary hoy Izy taminy: Mitsangàna, mandehana; ny finoanao no efa nahavonjy anao.

*Ny nilazany Jesosy ny amy ny fanjakany sy ny hihaviany indray.*

20 ARY Jesosy, nony nanontanian' ny Fariseo izay andro hihavian' ny fanjakan' Andriamanitra, dia namaly azy hoe: Tsy misehoseho no fihavin' ny fanjakan' Andriamanitra. 21 Ary ny olona tsy hanao hoe: Indro, etỳ! na erỳ! fa, indro, ny fanjakan' Andriamanitra dia ao anatinareo.[3]

22 Ary hoy Izy tamy ny mpianatra: Ho avy ny andro hanirianareo hahita ny anankiray amy ny andron' ny Zanak' olona, nefa tsy hahita hianareo. 23 Ary ny olona

[1] *Na:* ahodim-boriky. [2] *Na:* teny anelanelany. [3] *Na:* efa eo aminareo.

hilaza aminareo hoe: Indro, erỳ!
na: Indro, etỳ! nefa aza mandeha
hianareo, na manaraka azy. 24 Fa
tahaka ny helatra manelatra ha-
tramy ny faravodilanitra ka maha-
zava hatramy ny farany koa, dia ho
toy izany ny Zanak' olona amy ny
androny. 25 Fa tsy maintsy mi-
jaly mafy Izy aloha ka holavin' ity
taranaka ity.

26 Ary tahaka ny tamy ny an-
drony Noa, dia hisy toy izany koa
amy ny andron' ny Zanak' olona:
27 nihinana izy, nisotro izy, nam-
paka-bady izy, navoaka hampaka-
rina izy. mandra-pihavin' ny andro
izay nidirany Noa tao amy ny sam-
bo-fiara, dia tonga ny safo-drano ka
nandringana azy rehetra. 28 Ary
tahaka ny tamy ny androny Lota
koa: nihinana izy, nisotro izy, ni-
vidy izy, nivarotra izy, namboly izy,
nanao trano izy; 29 fa tamy ny
andro izay nivoahany Lota avy tao
Sodoma, dia nisy afo sy solifara ni-
latsaka avy tany an-danitra ka nan-
dringana azy rehetra. 30 Dia ho
tahaka izany koa amy ny andro
hisehoan' ny Zanak' olona.

31 Amin' izany andro izany izay
eo an-tampon-trano, ary ny entany
ao an-trano, dia aoka tsy hidina
haka izany; ary toy izany koa izay
any an-tsaha, aoka tsy hiverina
amin' izay efa nilaozany izy. 32
Tsarovy ny vadiny Lota. 33 Na
zovy na zovy mitady hamonjy ny
ainy dia hahavery azy; ary na zovy
na zovy no hahavery ny ainy dia
haharo izany. 34 Lazaiko aminareo
fa amin' izany alina izany hisy roa
lahy miray fandriana; ny anankiray
horaisina, ary ny anankiray havela.
35 Hisy roa vavy miara-mitoto
vary; ny anankiray horaisina, ary
ny anankiray havela.[1]

37 Dia namaly izy ireo ka nanao
taminy hoe: Aiza, Tompoko? Ary
hoy Izy taminy: Izay itoeran' ny
faty, dia any koa no hiangonan' ny
voromahery.

*Ny fanoharana ny amin' ilay mpi-
tondratena nahery nangataka.*

XVIII. ARY Jesosy nilaza fano-
harana taminy, fa tsy
mety raha tsy mivavaka mandra-
kariva izy ka tsy reraka, 2 dia
nanao hoe: Nisy mpitsara tao an-
tanàna anankiray, izay tsy nata-
hotra an' Andriamanitra, na mena-
maso olona. 3 Ary nisy mpitondra-
tena tao amin' izany tanàna izany,
izay nankao aminy matetika ka na-
nao hoe: Omeo rariny aho amin'
ilay manana ady amiko. 4 Ary tsy
nanaiky izy aloha; fa rehefa afaka
izany, dia nanao anakampo hoe izy:
Na dia tsy matahotra an' Andria-
manitra aza aho sady tsy mena-maso
olona, 5 mba homeko rariny hiany
io mpitondratena io, fa manahirana
ahy izy, fandrao ho avy mandra-
kariva izy ka hampahasosotra ahy.

6 Ary hoy ny Tompo: Henoy
izay lazain' ilay mpitsara tsy marina.
7 Fa Andriamanitra tsy hanome
rariny ny olom-boafidiny va, izay
mitaraina aminy andro aman-alina,
ary moa hitaredretra va Izy? 8
Lazaiko aminareo fa homeny rariny
faingana izy. Kanefa, raha avy ny
Zanak' olona, moa hahita finoana
etỳ ambonin' ny tany va Izy?

*Ny fanoharana ny amy ny Fariseo
sy ny farantsa.*

9 ARY Jesosy nanao ity fanoha-
rana ity tamy ny sasany
izay natoky tena ho marina ka na-
mingavinga ny hafa: 10 Nisy roa
lahy niakatra teo an-kianjan' ny
tempoly hivavaka: ny anankiray
Fariseo, ary ny anankiray farantsa.[2]
11 Ilay Fariseo nitsangana ka niva-
vaka nitokana hoe: Andriamanitra
ô, misaotra Anao aho fa tsy mba
tahaka ny olona sasany, izay mpa-

[1] *Ampio hoe:* 36 [Hisy roa lahy any an-tsaha; ny anankiray horaisina, ary ny anankiray havela].
[2] *Izahao Mat.* v. 46.

nao an-keriny, tsy marina, mpijan-
gajanga, na tahaka io farantsa io
aza. 12 Mifady indroa isan-kerin-
andro aho; mandoa ny fahafolon-
karena amin' izay azoko rehetra
aho. 13 Fa ilay farantsa kosa ni-
janona teny lavitra eny, sady tsy
nety niandrandra ny lanitra akory,
fa niteha-tratra ka nanao hoe: An-
driamanitra ô, mamindrà fo amiko
mpanota. 14 Lazaiko aminareo:
Izany lehilahy izany nidina tany an-
tranony efa nohamarinina noho ny
anankiray; fa izay rehetra manan-
dra-tena no haetry, ary izay rehetra
manetry tena no hasandratra.

*Ny nitondrana zazakely ho eo aminy Jesosy.*

|| Mat. xix. 13-15; Mar. x. 13-16.

15 ARY nisy nitondra zazakely
koa ho eo aminy Jesosy
mba hotendreny; fa raha vao na-
hita izany ny mpianatra, dia nan-
drara azy. 16 Fa Jesosy niantso
ireo hankeo aminy ka nanao hoe:
Avelao ny zaza hanatona Ahy, ary
aza rarana; fa any ny toa azy ny
fanjakan' Andriamanitra. 17 La-
zaiko aminareo marina tokoa: Na
zovy na zovy no tsy handray ny
fanjakan' Andriamanitra tahaka ny
zaza, dia tsy ho tafiditra aminy
akory.

*Ny namaliany Jesosy ny fanontaniana' ny mpanan-karena anankiray.*

|| Mat. xix. 16-30; Mar. x. 17-31.

18 ARY nisy mpanapaka ananki-
ray nanontany Azy hoe:
Mpampianatra tsara ô, inona no ha-
taoko handovako fiainana mandra-
kizay? 19 Fa hoy Jesosy taminy:
Nahoana Aho no ataonao tsara?
Tsy misy tsara afa-tsy iray hiany,
dia Andriamanitra. 20 Fantatrao
ny didy hoe: Aza mijangajanga,
Aza mamono olona, Aza mangalatra,
Aza mety ho vavolombelona man-
dainga, Manajà ny rainao sy ny re-
ninao (Eks. xx. 12-16). 21 Ary
hoy kosa izy: Izany rehetra izany
dia efa notandremako hatry ny fony
aho mbola kely.
22 Ary rehefa nandre izany Je-
sosy, dia hoy Izy taminy: Mbola
diso zavatra iray loha hianao: ami-
dio ny fanananao rehetra, ka zarao
ho any ny malahelo, dia hanana ra-
kitra any an-danitra hianao; ary
avia, manaraha Ahy. 23 Ary re-
hefa nandre izany ralehilahy, dia
nalahelo loatra; fa nanan-karena
dia nanan-karena izy.
24 Ary Jesosy, raha nijery azy,
dia nanao hoe: Manao ahoana ny
hasarotry ny hidiran' ny manan-
karena amy ny fanjakan' Andria-
manitra! 25 Fa ho moramora ko-
koa ny hidiran' ny rameva amy ny
vodi-fanjaitra noho ny hidiran' ny
manan-karena amy ny fanjakan'
Andriamanitra! 26 Ary izay nan-
dre dia nanao hoe: Iza indray moa
no azo hovonjena? 27 Fa hoy Je-
sosy: Izay zavatra tsy hain' ny
olona dia hain' Andriamanitra.
28 Dia hoy Petera: Indro, iza-
hay efa nahafoy izay nety ho anay
ka nanaraka Anao. 29 Ary hoy
Jesosy taminy: Lazaiko aminareo
marina tokoa: Tsy misy olona
izay efa nahafoy trano, na vady, na
rahalahy, na ray, na reny, na za-
naka, noho ny fanjakan' Andria-
manitra, 30 izay tsy handray be
lavitra amin' izao andro ankehitriny
izao, ary amy ny andro ho avy dia
fiainana mandrakizay.

*Ny nilazany Jesosy fanintelony ny hiaretany.*

|| Mat. xx. 17-19; Mar. x. 32-34.

31 ARY Jesosy naka ny roa am-
by ny folo lahy ka nanao
taminy hoe: Indro, miakatra ho any
Jerosalema isika, dia ho tanteraka
ny zavatra rehetra izay voasoratry
ny mpaminany ny amy ny Zanak'
olona. 32 Fa hatolotra ho amy ny
jentilisa Izy, dia hataony fihomehe-
zana sy hisetrasetrany sy hororany
33 ary hokapohiny sy hovonoiny,

ary amy ny andro fahatelo dia hi-
tsangana Izy. 34 Nefa tsy nisy
azony akory izany; fa nafenina ta-
miny izany teny izany, ka dia tsy
fantany izay nolazainy.

*Ny nampahiratany Jesosy lehilahy jamba tao akaikiny Jeriko.*

|| Mat. xx. 29-34; Mar. x. 46-52.

35 ARY raha Jesosy nanakaiky
any Jeriko, dia indro jamba
anankiray nipetraka nangataka teo
amoron-dàlana. 36 Ary raha nan-
dre ny vahoaka mandalo izy, dia
nanontany hoe: Inona izany? 37
Ary hoy ny olona taminy: Jesosy
avy any Nazareta no mandalo. 38
Dia niantso mafy ralehilahy ka na-
nao hoe: Ry Jesosy, Zanaky Davida
ô, mamindrà fo amiko. 39 Ary
izay nandeha teny aloha dia niteny
mafy azy mba hangina, fa vao
mainka niantsoantso izy ka nanao
hoe: Ry Zanaky Davida ô, mamin-
drà fo amiko. 40 Ary Jesosy nija-
nona, dia nasainy ho entina eo aminy
ralehilahy; ary rehefa mby akaiky
izy, dia nanontany azy Jesosy 41
ka nanao hoe: Inona moa no tianao
hataoko aminao? Ary hoy izy:
Tompoko, ny mba hampahiratina
ny masoko. 42 Dia hoy Jesosy
taminy: Mahirata ny masonao; ny
finoanao no efa nahavonjy anao.
43 Ary niaraka tamin' izay dia na-
hiratra ny masony, ka nanaraka
any Jesosy izy sady nankalaza an'
Andriamanitra; ary ny vahoaka re-
hetra, raha nahita, dia nidera an'
Andriamanitra.

*Ny aminy Zakaiosy.*

XIX. ARY Jesosy niditra ka
nandeha namaky any
Jeriko. 2 Ary, indro, nisy lehilahy
atao hoe Zakaiosy, izay lehiben' ny
farantsa[1] sady nanan-karena. 3
Ary nitady hahita izay Jesosy izy,
kanefa tsy afaka noho ny habetsa-
han' ny olona nifanety, satria fohy
izy. 4 Dia nihazakazaka nialoha
izy ka nananika aviavy hizaha any
Jesosy; fa efa handalo tamin' izany
làlana izany Izy. 5 Ary rehefa
tonga teo Jesosy, dia niandrandra
ka nanao taminy hoe: Ry Zakaiosy,
midìna faingana; fa tsy maintsy
mitoetra ao an-tranonao Aho anio.
6 Dia nidina faingana izy ka nam-
piantrano Azy sady faly.
7 Ary raha nahita izany izy re-
hetra, dia nimonomonona ka nanao
hoe: Lasa nandeha hiantrano amin'
izay lehilahy mpanota Izy. 8 Fa
Zakaiosy kosa nitsangana ka nanao
tamy ny Tompo hoe: Indro, Tom-
poko, ny antsasaky ny fananako
omeko ho any ny malahelo; ary
raha misy zavatr' olona nalaiko
tamy ny fanambakana, dia honerako
avy efatra heny izany. 9 Ary hoy
Jesosy taminy: Anio no tonga eto
amin' ity trano ity ny famonjena,
fa izy dia zanaky Abrahama koa.
10 Fa efa tonga ny Zanak' olona
hitady sy hamonjy ny very.

*Ny fanoharana ny amy ny farantsa folo.*

11 ARY raha mbola nihaino izany
ny olona, dia nandroso ni-
teny hiany Jesosy ka nanao fano-
harana, satria efa akaiky any Jero-
salema Izy, ka nataon' ny olona fa
hiseho faingana ny fanjakan' An-
driamanitra.
12 Dia hoy Izy: Nisy andrian-
dahy anankiray nandeha nankany
an-tany lavitra mba handray fahe-
fana hanjaka, dia hiverina. 13 Dia
niantso folo lahy tamy ny mpanom-
pony izy ary nanome azy farantsa[2]
folo ka nanao taminy hoe: Man-
drantoa mandra-pihaviko. 14 Fa
ny vahoakany[3] nankahala azy, dia
nampitondra teny nanaraka azy na-
nao hoe: Tsy manaiky hanjakan'
iny lehilahy iny izahay. 15 Ary

[1] *Izahao Mat.* v. 46.
[2] *Gr.* mina = *drakma* 100 = *tokony ho farantsa* 15.
[3] *Na:* vahoaka namany.

nony tafaverina izy, rehefa nandray
fahefana hanjaka, dia nasainy nan-
tsoina hankeo aminy izany mpanom-
po nomeny ny vola izany mba hahi-
tany izay azony tamy ny fandran-
toana. 16 Dia tonga ny voalohany
ka nanao hoe: Tompoko, ny faran-
tsanao iray efa nahazoana tombony
farantsa folo. 17 Ary hoy izy ta-
miny: Tsara izany, ry mpanompo
tsara; satria nahatoky tamy ny
kely indrindra hianao, dia mana-
paha tanàna folo. 18 Dia tonga
ny anankiray koa ka nanao hoe:
Tompoko, ny farantsanao iray efa
tonga farantsa dimy. 19 Ary hoy
koa izy tamin' io: Manapaha ta-
nàna dimy kosa hianao. 20 Fa
tonga kosa ny anankiray ka nanao
hoe: Tompoko, indry ny farantsa-
nao, izay notehiriziko voafono amy
ny mosara. 21 Fa natahotra anao
aho, satria olona mila voatsiary hia-
nao ka maka izay tsy napetrakao,
ary mijinja izay tsy nafafinao. 22
Ary hoy ny tompony taminy: Ny
vavanao no hitsarako anao, ry mpa-
nompo ratsy fanahy: fantatrao fa
izaho dia olona mila voatsiary ka
maka izay tsy napetrako, ary mijinja
izay tsy nafafiko; 23 koa nahoana
no tsy napetrakao tamy ny mpanàna
vola ny volako, ka rehefa tonga aho,
dia ho nandray ny ahy mban-janany?
24 Ary hoy izy tamin' izay nitsan-
gana teo anilany: Alao ny farantsa
eny aminy, ka omeo ilay manana
farantsa folo 25 (fa hoy ireo taminy:
Tompoko, efa manana farantsa folo
izy). 26 Lazaiko aminareo: Izay
rehetra manana dia homena; fa ny
amin' izay tsy manana, na dia izay
ananany aza dia halaina aminy. 27
Fa ireo fahavaloko tsy nanaiky han-
jakako ireo, dia ento atỳ, ka vonoy
eto anatrehako.

28 Ary rehefa niteny izany Izy,
dia nandeha nialoha hiakatra ho any
Jerosalema.

*Ny niakarany Jesosy tany Jerosalema.*

|| Mat. xxi. 1-11; Mar. xi. 1-11; Jao. xii. 12-19.

29 ARY raha nanakaiky any
Betifaga sy Betania teo
an-tendrombohitra atao hoe Oliva
Izy, dia naniraka roa lahy tamy ny
mpianatra 30 ka nanao hoe: Man-
kanesa amin' iroa vohitra tandrifi-
nareo iroa; ary raha vao miditra ao
hianareo, dia hisy zana-boriky mifa-
totra ho hitanareo, izay tsy mbola
nitaingenan' olona; vahao izy, ka
ento etỳ. 31 Ary raha misy ma-
nontany anareo hoe: Nahoana no
vahanareo io? dia izao no holazai-
nareo: Misy raharaha analan' ny
Tompo azy. 32 Ary nony nandeha
ireo nirahina, dia nahita araka izay
nolazainy taminy. 33 Ary raha
namaha ny zana-boriky izy, dia hoy
ny tompony taminy: Nahoana no
vahanareo ny zana-boriky? 34 Ary
hoy izy: Misy raharaha analan' ny
Tompo azy. 35 Dia nitondra azy
ho any aminy Jesosy izy ary name-
traka ny lambany teo ambonin' ny
zana-boriky, ka nampitaingeniny azy
Jesosy. 36 Ary raha nandeha Je-
sosy, dia namelatra ny lambany teny
an-dàlana izy ireo.

37 Ary rehefa nanakaiky Izy ka
tonga teo am-pidinana amy ny ten-
drombohitra Oliva, dia nifaly avokoa
ny mpianatra maro be ka nidera an'
Andriamanitra tamy ny feo mahery
noho ny asa lehibe rehetra izay efa
hitany 38 ka nanao hoe: Isaorana
anie ny Mpanjaka, Izay avy amy ny
anarany Jehovah. Fiadanana any
an-danitra, ary voninahitra any amy
ny avo indrindra.

39 Fa ny Fariseo sasany, izay teo
amy ny vahoaka, nanao taminy hoe:
Mpampianatra ô, raraο ny mpiana-
trao. 40 Fa Izy namaly ka nanao
hoe: Lazaiko aminareo fa raha man-
gina ireo, dia ny vato no hiantso-
antso.

41 Ary raha nanakaiky Izy ka

nahita ny tanàna, dia nitomany azy
42 ka nanao hoe : Raha mba naha-
fantatra mantsy hianao na dia amin'
ity andro ity aza izay momba ny
fiadanana ! fa ankehitriny miafina
amy ny masonao izany. 43 Fa ho
avy aminao ny andro izay hanan-
ganan' ny fahavalonao tovon-tany
manodidina anao, dia hanemitra
anao izy ka hanidy anao manodidina
44 ary hamongotra anao hatramy
ny tany mbamy ny zanakao ao ana-
tinao, ka tsy havelany hisy vato
mifanongoa eo aminao, ho valin' ny
tsy nahafantaranao ny andro na-
mangiana anao.

*Ny nandroahany Jesosy ny mpiva-
rotra sy ny nanesorany ny varony
hiala teo an-kianjan' ny tempoly.*

|| Mat. xxi. 12-17 ; Mar. xi. 15-19.

45 ARY niditra teo an-kianjan'
ny tempoly Jesosy, dia nan-
droaka izay nivarotra 46 ka nanao
taminy hoe : Efa voasoratra hoe :
"Ny tranoko dia trano fivavahana"
(Isa. lvi. 7) ; fa hianareo kosa nanao
azy ho "zohy fieren' ny jiolahy"
(Jer. vii. 11).

47 Ary nampianatra isan-andro
teo an-kianjan' ny tempoly Izy. Fa
ny lohan' ny mpisorona sy ny mpa-
nora-dalàna ary ny loholona nitady
hahafaty Azy ; 48 nefa tsy hitany
izay hataony, satria ny vahoaka re-
hetra nazoto dia nazoto hihaino Azy.

*Ny nanontanian' ny lohan' ny mpi-
sorona sy ny loholona any Jesosy
ny amy ny fahefany, ary ny fano-
harana navaliny Jesosy azy.*

|| Mat. xxi. 23-46 ; Mar. xi. 27 ; xii. 12.

XX. ARY tamy ny andro anan-
kiray, raha nampianatra
ny olona teo an-kianjan' ny tempoly
Jesosy ka nitory ny filazantsara,
dia nanatona ny lohan' ny mpiso-
rona sy ny mpanora-dalàna ary ny
loholona 2 ka niteny taminy hoe :
Lazao aminay : Fahefana manao
ahoana no anaovanao izao zavatra
izao, ary iza no nanome Anao izany
fahefana izany ?

3 Ary Jesosy namaly ka nanao
taminy hoe : Izaho kosa mba hanon-
tany anareo zavatra iray loha, ka
lazao amiko : 4 Ny batisany Jaona
avy tany an-danitra va, sa avy tamy
ny olona ? 5 Dia niara-nisaina izy
ka nanao hoe : Raha holazaintsika
hoe mantsy : Avy tany an-danitra,
dia hataony hoe : Nahoana no tsy
nino azy hianareo ? 6 Fa raha hola-
zaintsika hoe kosa : Avy tamy ny
olona, dia hitora-bato antsika ny
vahoaka rehetra, satria inoany ho
mpaminany Jaona. 7 Dia namaly
ireo fa tsy fantany izay nihaviany.
8 Ary Jesosy nanao taminy hoe :
Izaho kosa tsy hilaza aminareo izay
fahefana anaovako izao zavatra
izao.

9 Dia nilaza izao fanoharana izao
tamy ny olona Izy ka nanao hoe :
Nisy lehilahy anankiray nanao ta-
nimboaloboka, ka nahofany tamin'
olona mpiasa tany izany, dia nan-
deha nitoetra ela tany an-tany hafa
izy. 10 Ary tamy ny fotoana dia
naniraka mpanompo hankany amy
ny mpiasa tany izy mba handray
amy ny vokatry ny tanimboaloboka ;
fa ny mpiasa tany nikapoka iny ka
nampandeha azy maina. 11 Dia
naniraka mpanompo anankiray koa
izy ; ary nokapohiny mafy koa iny
sady nalany baraka ka nampande-
haniny maina. 12 Dia naniraka
anankiray koa izy ; ary iny koa dia
nataony naratra ka noroahiny. 13
Dia hoy ny tompon' ny tanimboalo-
boka : Inona re no hataoko ? Hani-
raka ny zanako malalako aho ; an-
gamba hanaja azy izy. 14 Fa raha
nahita iny ny mpiasa tany, dia niara-
nisaina izy ka nanao hoe : Ity no
mpandova ; andeha hovonointsika
io, mba ho antsika ny lova. 15
Dia namoaka azy tany ivelan' ny
tanimboaloboka izy ka namono azy.
Hataon' ny tompon' ny tanimboalo-
boka ahoana moa izy amin' izany ?
16 Hankany izy, dia hamono ireo
mpiasa tany ireo, ka homeny olon-
kafa ny tanimboaloboka.

Ary raha nahare izany ireo, dia
hoy izy: Sanatria izany! 17 Ary
Jesosy nijery azy ka nanao hoe:
Ahoana moa izao voasoratra izao:

"Ny vato izay nolavin' ny
mpanao trano,
Dia izy no efa natao fehizoro?"
(Sal. cxviii. 22.)

18 Izay rehetra potraka amin' izany
vato izany dia ho torotoro; fa na
iza na iza no ianjerany dia ho mon-
gomongo.

*Ny nanontaniana any Jesosy ny amy ny mandoa vola hetra ho any Kaisara.*

|| Mat. xxii. 15-22; Mar. xii. 13-17.

19 ARY tamin' irany ora izany
dia nitady hisambotra Azy
ny mpanora-dalàna sy ny lohan' ny
mpisorona; nefa natahotra ny olona
izy, satria fantany fa izy no nola-
zainy tamin' izany fanoharana izany.
20 Ary nizaha taratra any Jesosy
izy ka naniraka mpitsikilo, izay
nody ho marina, mba hamandrika
Azy amy ny teniny, hanolorany Azy
ho amy ny hery sy ny fahefan' ny
governora. 21 Ary ireo nanontany
Azy ka nanao hoe: Mpampianatra
ô, fantatray fa miteny sy mampia-
natra marina Hianao ka tsy mizaha
tavan' olona, fa mampianatra ma-
rina ny làlan' Andriamanitra: 22
Mety va raha mandoa vola hetra ho
any Kaisara izahay, sa tsia?
23 Fa Jesosy nahafantatra ny
fihendreny ka nanao taminy hoe:
24 Mampisehoa denaria amiko. An'
iza moa io sary sy soratra eo aminy
io? Hoy ireo: Any Kaisara. 25
Dia hoy Jesosy taminy: Aloavy ho
any Kaisara ary izay any Kaisara,
ary ho an' Andriamanitra izay an'
Andriamanitra. 26 Ary tsy sahiny
nitanana Azy teo anatrehan' ny
olona izany teny izany, sady gaga
izy noho ny famaliny ka nangina.

*Ny nanontanian' ny Sadoseo any Jesosy ny amy ny hitsanganan' ny maty.*

|| Mat. xxii. 23-33; Mar. xii. 18-27.

27 ARY ny sasany tamy ny Sa-
doseo, izay milaza fa tsy
misy fitsanganan' ny maty, dia nana-
tona ka nanontany Azy hoe: 28
Mpampianatra ô, Mosesy nanoratra
ho antsika hoe: Raha misy manan-
drahalahy maty momba, ka mbola
velona ny vadin' ny maty, dia aoka
ny rahalahiny hampakatra an-dra-
vehivavy ka hiteraka hamelo-maso
ny rahalahiny (Deo. xxv. 5). 29
Koa nisy fito mirahalahy; ary ny
zokiny nampaka-bady, dia maty
momba. 30 Ary ny faharoa 31 sy
ny fahatelo koa nampakatra azy;
ary tahaka izany avokoa no nataon'
izy fito mirahalahy; nefa maty
momba avokoa izy. 32 Ary farany
dia maty koa ravehivavy. 33 Koa
amy ny fitsanganan' ny maty ho
vadin' iza moa ravehivavy, fa samy
efa nanambady azy avokoa izy fito
mirahalahy?
34 Ary Jesosy nanao taminy hoe:
Ny zanak' izao fiainana izao dia
mampaka-bady sady avoaka hampa-
karina; 35 fa izay atao miendrika
hahazo izany fiainana izany sy ny
fitsanganana amy ny maty kosa dia
tsy mba mampaka-bady, na avoaka
hampakarina; 36 ary tsy mety maty
intsony izy, fa mitovy amy ny anjely
sady zanak' Andriamanitra, satria
zanaky ny fitsanganana amy ny
maty. 37 Ary Mosesy aza nanam-
bara teo amin' *ilay teny milaza* ny
voaroy fa hatsangana ny maty, raha
nilaza any Jehovah hoe "Andriama-
nitry Abrahama sy Andriamanitry
Isaka ary Andriamanitry Jakoba"
(Eks. iii. 6). 38 Fa Izy tsy mba
Andriamanitry ny maty, fa any ny
velona; fa velona ho an' Andria-
manitra avokoa izy rehetra.
39 Ary ny mpanora-dalàna sasa-
ny namaly ka nanao hoe: Mpampia-
natra ô, marina izay nolazainao.

40 Fa tsy nisy saby nanontany Azy
intsony ireo.

*Ny nanontaniany Jesosy ny Fariseo ny amin' izay maha-Zanaky Davida ny Mesia.*

|| Mat. xxii. 41-46 ; Mar. xii. 35-37.

41 ARY hoy Jesosy taminy: Aho-
ana no lazaina fa Kristy
no Zanaky Davida? 42 Fa Davida
hiany no milaza eo amy ny bokin'
ny Salamo hoe:

"Jehovah nilaza tamy ny Tompoko hoe:
Mipetraha eo an-tànako ankavanana
43 Ambara-panaoko ny fahavalonao ho fitoeran' ny tongotrao" (Sal. cx. 1).

44 Davida amin' izany manao Azy
hoe Tompo; koa ahoana no maha-
zanany Azy?

*Ny nilazany Jesosy ny faharatsian' ny mpanora-dalàna sy ny Fariseo.*

|| Mat. xxiii. 1-39 ; Mar. xii. 38-40.

45 ARY hoy Jesosy tamy ny
mpianany teo anatrehan'
ny olona rehetra: 46 Mitandrema
ny amy ny mpanora-dalàna izay mazoto mandehandeha miakanjo akanjo lava, ary te-hoharabain' ny olona eny an-tsena, sady tia ny fipetrahana aloha eo amy ny synagoga sy ny fitoerana aloha eo amy ny fanasana,
47
ary mandany ny tranon' ny mpitondratena sy manao vavaka lavareny mba ho fiolahana; ireo dia bahazo fahamelohana mafimafy kokoa.

*Ny niderany Jesosy ilay mpitondratena nandatsaka farantsakely roa.*

|| Mar. xii. 41-44.

XXI. ARY Jesosy nanopy ny masony ka nahita ny mpanan-karena mandatsa-drakitra tao amy ny fandatsahan-drakitra;
2
ary nahita mpitondratena malahelo anankiray koa mandatsaka farantsakely roa[1] teo Izy.
3 Dia
hoy Izy: Lazaiko aminareo marina
tokoa fa io mpitondratena malahelo
io no efa nandatsaka be noho izy rehetra.
4 Fa ireo rehetra ireo, dia
tamy ny haben' ny fananany no nandatsahany tao amy ny rakitra; fa izy kosa tamy ny fahantrany no nandatsahany ny fivelomany rehetra izay nananany.

*Ny nanambarany Jesosy ny handravana any Jerosalema, sy ny hihaviany indray.*

|| Mat. xxiv. 1-51 ; Mar. xiii. 1-37.

5 ARY nisy nilaza ny tempoly, fa
voaravaka vato tsara sy fanatitra izy; fa hoy Jesosy:
6 Ny
amin' ireo zavatra hitanareo ireo, dia ho avy ny andro, ka tsy havela hisy vato hifanongoa eto ka tsy horavana.

7 Ary izy ireo nanontany Azy
hoe: Mpampianatra ô, rahoviana no ho avy izany? ary inona no ho famantarana, rehefa ho tonga izany?
8 Ary hoy Izy: Mitandrema, fandrao ho voafitaka hianareo; fa maro no ho avy amy ny anarako sady hanao hoe: Izaho no Izy; ary koa: Efa akaiky ny andro; koa aza manaraka azy.
9 Ary raha handre
ady sy tabataba hianareo, aza matahotra; fa tsy maintsy ho tonga aloha izany, nefa tsy dia miaraka amin' izay ny farany.

10 Ary hoy Izy taminy: Hisy
firenena hitsangana hamely firenena, ary hisy fanjakana hitsangana hamely fanjakana.
11 Ary hisy horohorontany lehibe ary mosary sy areti-mandringana any amy ny tany samihafa, ary hisy zava-mahatahotra sy famantarana lehibe avy any andanitra.

12 Ary raha tsy mbola tonga izany rehetra izany, dia hisambotra anareo izy ka hanenjika ary hanolotra anareo ao amy ny synagoga sy ao an-trano-maizina, ka ho entina eo anatrehan' ny mpanjaka sy ny mpanapaka hianareo noho ny anara-

---

[1] *Gr.* lepta roa, *dia farantsakely varahina izany = kodranta iray, tokony ho variroaventy.*

ko. 13 Dia ho tonga ho vavolom-
belona aminareo izany. 14 Koa
aoreno ao am-ponareo ny tsy hihevi-
tra rahateo izay havalinareo; 15
fa Izaho no hanome anareo vava sy
saina, izay tsy ho azon' ny fahava-
lonareo rehetra valiana na resena.
16 Ary hatolotry ny ray sy ny reny
sy ny rahalahy ary ny havana aman-
tsakaiza hianareo, koa ny sasany
aminareo dia hovonoiny. 17 Ary
ho halan' ny olona rehetra hianareo
noho ny anarako. 18 Nefa tsy hisy
ho very na dia singam-bolo iray eo
amy ny lohanareo aza. 19 Amy ny
faharetanareo no hahatananareo ny
ainareo.

20 Ary raha mahita any Jerosa-
lema voahodidin' ny miaramila hia-
nareo, dia aoka ho fantatrareo fa
efa mby akaiky ny fandravana azy.
21 Ary izay any Jodia amin' izany
andro izany aoka handositra ho any
an-tendrombohitra; ary izay ao
Jerosalema aoka handositra ho any
ivelany; ary izay any an-tsaha aoka
tsy hiditra ao an-tanàna intsony.
22 Fa ireo dia andro famaliana mba
hahatanteraka izay rehetra voasora-
tra. 23 Fa lozan' ny bevohoka sy
ny mitaiza kely amin' izany andro
izany! satria hisy fahoriana lehibe
eo amy ny tany ary fahatezerana
amin' ity firenena ity. 24 Dia ho
ringana amy ny lelan-tsabatra izy
ka ho entina ho babon' ny firenena
rehetra, ary Jerosalema hohitsahin'
ny jentilisa mandra-pahatanteraky
ny andron' ny jentilisa.

25 Ary hisy famantarana eo amy
ny masoandro sy ny volana ary ny
kintana, ary etỳ ambonin' ny tany
dia hisy fahorian' ny firenena amy
ny fahaverezan-kevitra noho ny firo-
hondrohon' ny ranomasina sy ny
fanonjany, 26 ka ho reraka ny fon' [1]
ny olona noho ny fahatahorany sy
ny fiandrasany izay zavatra ho tonga
ambonin' ny tany; fa ny herin' ny
lanitra dia hohozongozonina. 27
Ary amin' izany andro izany dia
hahita ny Zanak' olona avy eo amy
ny rahona amin-kery sy voninahitra
lehibe izy. 28 Ary raha vao mian-
doha izany zavatra izany, dia mian-
drandrà, ka asandrato ny lohanareo;
fa manakaiky ny fanavotana anareo.

29 Ary Izy nanao fanoharana
taminy hoe: Jereo ny aviavy sy ny
hazo rehetra. 30 Raha hitanareo
fa vao manaroka ireo, dia fantatra-
reo hiany fa efa akaiky sahady ny
lohataona. 31 Dia tahaka izany
koa hianareo, raha vao hitanareo fa
tonga izany zavatra izany, dia aoka
ho fantatrareo fa akaiky ny fanja-
kan' Andriamanitra. 32 Lazaiko
aminareo marina tokoa fa tsy ho
lany ity taranaka ity mandra-paha-
tongan' izany rehetra izany. 33 Ny
lanitra sy ny tany ho levona, fa ny
teniko tsy mba ho levona.

34 Ary mitandrema, fandrao ny
fonareo hovesaran' ny vokatry ny
fisotroan-toaka sy ny fahamamoana
ary ny fiahiahian' izao fiainana izao,
ka ho avy tampoka aminareo tahaka
ny fandrika izany andro izany. 35
Fa hihatra amin' izay rehetra mitoe-
tra etỳ ambonin' ny tany rehetra
izany. 36 Fa miambena [2] ka miva-
vaha mandrakariva, mba hahery
hianareo ka handositra izany zava-
tra ho avy rehetra izany ary hitsan-
gana eo anatrehan' ny Zanak' olona.

37 Ary nony antoandro dia nam-
pianatra teo an-kianjan' ny tempoly
Izy; ary nony alina dia nivoaka
Izy ka nitoetra teo an-tendrombo-
hitra atao hoe Oliva. 38 Ary ny
vahoaka rehetra nankeo aminy
maraina koa teo an-kianjan' ny
tempoly hihaino Azy.

*Ny nihendren' ny lohan' ny mpiso-
rona sy ny mpanora-dalàna haha-
faty any Jesosy.*

|| Mat. xxvi. 1-5; Mar. xiv. 1, 10, 11.

XXII. ARY efa mby akaiky ny
andro firavoravoana

[1] *Na:* ka hisy ho faty aza.

[2] *Gr.* miareta tory.

fihinanana ny mofo tsy misy masi-
rasira, dia ilay andro atao hoe Paska.
2 Ary ny lohan' ny mpisorona sy
ny mpanora-dalàna nitady izay ha-
monoany any Jesosy; nefa natahotra
ny olona izy.

3 Fa Satana niditra tao anatiny
Jodasy, ilay atao hoe Iskariota,
anankiray tamy ny roa amby ny
folo lahy; 4 dia nankao amy ny
lohan' ny mpisorona sy ny lehiben'
ny mpiambina izy ka niresaka
taminy ny amin' izay hamadihany
any Jesosy amin' ireo. 5 Dia faly
ireo ka nanaiky hanome vola azy.
6 Ary nanaiky izy ka nitady izay
andro hahazoany hamadika Azy
amin' ireo amy ny tsy misy olona.

*Ny niarahany Jesosy nihinana ny Paska tamy ny mpianany.*

‖ Mat. xxvi. 17-29; Mar. xiv. 12-25.

7 ARY tonga ny andro fihinanana
ny mofo tsy misy masirasira,
dia ilay tsy maintsy hamonoana ny
Paska. 8 Ary Jesosy naniraka any
Petera sy Jaona ka nanao hoe:
Mandehana, ka amboary ny Paska
hohanintsika. 9 Ary hoy ireo tami-
ny: Aiza no tianao hanamboaranay
azy? 10 Dia hoy Izy taminy: In-
dro, raha miditra ao an-tanàna hia-
nareo, dia hisy lehilahy mitondra
siny feno rano hifanena aminareo;
manaraha azy ho ao amy ny trano
izay hidirany. 11 Dia lazao amy
ny tompon-trano hoe: Izao no la-
zain' ny Mpampianatra aminao:
Aiza ny efi-trano hiarahako mihi-
nana ny Paska amy ny mpianatro?
12 Ary izy hanoro anareo efi-trano
malalaka ambony rihana, izay efa
nasiana fipetrahana; any no am-
boary. 13 Dia nandeha izy ka na-
hita araka izay efa nolazainy taminy;
dia namboatra ny Paska izy.

14 Ary nony tonga ny fotoana,
dia nipetraka hihinana Izy mbamy
ny Apostoly. 15 Ary hoy Izy
taminy: Naniry koa raha naniry
Aho hiara-mihinana ity Paska ity
aminareo, dieny mbola tsy mijaly
Aho. 16 Fa lazaiko aminareo fa
tsy mba hihinana izany intsony Aho
ambara-pahatanterak' izany ao amy
ny fanjakan' Andriamanitra. 17
Ary nandray kapoaka Izy, dia nisao-
tra ka nanao hoe: Raiso ity, ka zarao
aminareo; 18 fa lazaiko aminareo
fa hatramin' izao dia tsy hisotro ny
vokatry ny voaloboka intsony Aho
mandra-pahatongan' ny fanjakan'
Andriamanitra.

19 Ary nandray mofo Izy, ary
rehefa nisaotra, dia novakiny ka
natolony azy sady nataony hoe:
Ity no tenako izay omena ho ana-
reo; ity no ataovinareo ho fahatsiaro-
vana Ahy. 20 Ary araka izany
koa ny kapoaka, rehefa vita ny
sakafo, dia hoy Izy: Ity kapoaka
ity no fanekena vaovao amy ny
rako, izay aidina ho anareo.

21 Fa, indro, ny tànan' izay ma-
madika Ahy dia eto amiko eto am-
bonin' ny latabatra. 22 Fa ny
Zanak' olona mandeha tokoa, araka
izay nanendrena; nefa lozan' izay
lehilahy hahazoana manolotra Azy!
23 Ary ireo nifanontany izay anan-
kiray eo aminy hahefa izany.

*Ny nifandiran' ny Apostoly ny amin' izay ho lehibe, sy ny anatra nataony Jesosy tamin' izany.*

24 ARY nisy koa fifandirana tao
aminy ny amin' izay anan-
kiray aminy hatao lehibe. 25 Ary
hoy Jesosy taminy: Ny mpanjakan'
ny jentilisa mampanompo azy, ary
izay manapaka azy no atao hoe
mpanao soa. 26 Fa tsy mba toy
izany hianareo; fa izay lehibe ami-
nareo dia aoka ho toy ny zandry;
ary izay manapaka dia aoka ho toy
ny mpanompo. 27 Fa iza moa no
lehibe, izay mipetraka mihinana va,
sa izay manompo? Tsy izay mipe-
traka mihinana va? Fa Izaho dia
eo aminareo toy izay manompo. 28
Ary hianareo no naharitra nana-
raka Ahy tamy ny fakam-panahy
nihatra tamiko; 29 koa Izaho dia
manendry fanjakana ho anareo ta-

haka ny nanendren' ny Raiko ho
Ahy, 30 mba hihinana sy hisotro
eo amy ny latabatro amy ny fanja-
kako hianareo sady hipetraka am-
bony seza fiandrianana hitsara ny
fireneny Isiraely roa amby ny folo.
31 *Ary hoy ny Tompo:* Ry Simona,
ry Simona, indro, Satana efa nilofo
nitady anareo hokororohiny toy ny
vary. 32 Nefa Izaho nangataka ho
anao, mba tsy ho levona ny finoa-
nao; ary rehefa mibebaka hianao,
dia ampaherezo ireo rahalahinao.
33 Ary hoy izy taminy: Tompoko,
vonona hanaraka Anao aho, na ho
ao an-trano-maizina, na dia ho any
amy ny fahafatesana aza. 34 Fa
hoy Jesosy: Lazaiko aminao, ry
Petera: Raha tsy mbola misy akoho
maneno anio, dia handa intelo ho
tsy mahalala Ahy hianao.
35 Ary hoy koa Izy taminy:
Raha nirahiko tsy nitondra kitapom-
bola na kitapom-batsy na kapa hia-
nareo, moa nisy zavatra nahory
anareo va? Dia hoy ireo: Tsy
nisy. 36 Fa hoy Izy taminy: Fa
amin' izao kosa, izay manana kita-
pom-bola dia aoka hitondra azy;
ary toy izany koa ny kitapom-batsy;
ary izay tsy manan-tsabatra kosa,
dia aoka hivarotra ny lambany izy
ka hividy. 37 Fa lazaiko amina-
reo: Tsy maintsy ho tanteraka
amiko izao voasoratra izao hoe:
"Ary Izy natao ho isan' ny mpa-
nota" (Isa. liii. 12); fa efa ho tan-
teraka ny amiko. 38 Ary hoy ireo:
Tompoko, indreto sabatra roa. Dia
hoy Jesosy taminy: Aoka izay.

*Jesosy tao Getsemane.*

|| Mat. xxvi. 36-46; Mar. xiv. 32-42.

39 ARY nivoaka Jesosy, koa araka
ny fanaony dia nankao an-
tendrombohitra Oliva Izy, ary ny
mpianatra koa nanaraka Azy. 40
Ary raha vao tonga tao amin' izany
tany izany, dia hoy Izy taminy:
Mivavaha mba tsy hidiranareo amy
ny fakam-panahy.
41 Ary Izy nihataka taminy
tokony ho indray mitora-bato, dia
nandohalika ka nivavaka hoe: 42
Raiko ô, raha sitrakao, dia esory
amiko ity kapoaka ity; nefa aoka
tsy ny sitrapoko anie no hatao, fa
ny Anao. 43 Ary nisy anjely avy
tany an-danitra niseho teo aminy
ka nampahery Azy. 44 Ary fadi-
ranovana Izy, ka dia nivavaka mafi-
mafy kokoa; ary ny dininy dia
tahaka ny ra nipotrapotraka tamy
ny tany. 45 Ary nony nitsangana
avy nivavaka Izy, dia nankeo amy
ny mpianatra ka nahita azy mato-
rin' alahelo. 46 Dia hoy Izy tami-
ny: Nahoana no dia matory hiana-
reo? Mitsangàna, ka mivavaha,
mba tsy hidiranareo amy ny fakam-
panahy.

*Ny nisamborana any Jesosy.*

|| Mat. xxvi. 47-56; Mar. xiv. 43-52;
Jao. xviii. 1-11.

47 ARY raha mbola niteny Je-
sosy, indreo, tamy ny va-
hoaka sy ilay atao hoe Jodasy, isan'
ny roa amby ny folo lahy, dia nan-
deha teo alohany ka nanatona any
Jesosy hanoroka Azy. 48 Fa hoy
Jesosy taminy: Ry Jodasy, fanoro-
hana va no amadihanao ny Zanak'
olona?
49 Ary izay teo aminy, raha
nahita izay efa hanjo, dia nanao
hoe: Tompoko, hamely amy ny sa-
batra va izahay? 50 Ary ny anan-
kiray teo aminy dia nikapa ny mpa-
nompon' ny mpisoronabe ka naha-
faka ny sofiny ankavanana. 51 Fa
Jesosy namaly ka nanao hoe: Aoka
hiany na dia izao aza. Dia nanen-
dry ny sofiny Izy ka nahasitrana
azy.
52 Ary hoy Jesosy tamy ny lohan'
ny mpisorona sy ny lehiben' ny
mpiambina ny tempoly ary ny loho-
lona izay tonga hisambotra Azy:
Mivoaka mitondra sabatra sy langi-
langy toy ny hisambotra jiolahy va
hianareo? 53 Raha teo aminareo
isan-andro teo an-kianjan' ny tem-
poly Aho, dia tsy naninji-tànana

tamiko hianareo; fa izao no fotoa-
nareo sy herin' ny maizina.

*Ny nitsarana any Jesosy teo anatrehany Kaiafa, sy ny nandavany Petera Azy intelo.*

|| Mat. xxvi. 57-75; Mar. xiv. 53-72; Jao. xviii. 12-27.

54 ARY izy ireo nisambotra any
Jesosy, dia nitondra Azy
ho ao an-tranon' ny mpisoronabe.
Ary Petera nanaraka teny lavidavi-
tra eny. 55 Ary raha namelona afo
teo an-kianja ireo ka nipetraka, dia
mba nipetraka teo aminy koa Petera.
56 Ary ny ankizivavy anankiray,
nony nahita azy nipetraka teo anilan'
ny afo, dia nandinika azy ka nanao
hoe: Ity koa nomba Azy. 57 Fa izy
nandà ka nanao hoe: Ravehivavy,
tsy fantatro Izy. 58 Ary vetivety
foana rehefa afaka izany, dia nisy
olona hafa koa nahita azy ka nanao
hoe: Hianao koa mba naman' ireny.
Fa Petera nanao hoe: Ralehilahy,
tsy mba namany aho. 59 Ary re-
hefa afaka tokony ho ora iray, dia
nisy anankiray koa nitompo teny
ka nanao hoe: Ilehio nomba Azy
marina tokoa, fa Galiliana izy. 60
Fa hoy Petera: Ralehilahy, tsy fan-
tatro izay lazainao. Ary niaraka
tamin' izay, raha mbola niteny izy,
dia nisy akoho naneno. 61 Ary
ny Tompo nitodika, dia nijery any
Petera. Ary Petera nahatsiaro ilay
tenin' ny Tompo nolazainy taminy
hoe: Raha tsy mbola misy akoho
maneno anio, dia handà Ahy intelo
hianao. 62 Ary nivoaka Petera,
dia nitomany mafy indrindra.

63 Ary ny lehilahy izay nitana
any Jesosy dia nanao Azy ho fihome-
hezana sady nikapoka Azy. 64 Ary
rehefa nanampi-maso Azy izy, dia
nanontany Azy hoe: Maminania;
iza moa no namely Anao? 65 Ary
niteny ratsy izy nilaza zavatra maro
hafa koa nanaratsiany Azy.

66 Ary raha vao nazava ny andro,
niangona ny loholona, dia ny lohan'
ny mpisorona sy ny mpanora-dalàna,
ka nitondra any Jesosy ho eo amy
ny Synedriona, dia nanao hoe: 67
Raha Hianao no Kristy, dia lazao
aminay. Fa hoy Izy taminy: Na
dia hilaza aminareo aza Aho, dia tsy
hino hianareo. 68 Ary na dia ha-
nontany aza Aho, dia tsy hamaly
akory hianareo. 69 Fa hatramin'
izao ny Zanak' olona dia hipetraka
eo an-tànana ankavanan' ny herin'
Andriamanitra.

70 Dia hoy izy rehetra: Zanak'
Andriamanitra va ary Hianao? Ary
hoy Izy taminy: Voalazanareo fa
Izaho no Izy. 71 Ary hoy ireo:
Ka inona indray no ilantsika vavo-
lombelona? fa ny tenantsika no efa
nandre tamy ny vavany.

*Ny nitsarany Pilato any Jesosy, sy ny nanolorany Azy hohomboana tamy ny hazo fijaliana.*

|| Mat. xxvii. 1-26; Mar. xv. 1-15; Jao. xviii. 28-40.

XXIII. ARY ny olona rehetra
nitsangana ka niton-
dra any Jesosy tany aminy Pilato,
2 dia niampanga Azy ka nanao hoe:
Ilehity hitanay nampiodina ny fire-
nenay sady nandrara tsy handoa
hetra ho any Kaisara ka nilaza ny
tenany ho Kristy Mpanjaka. 3 Ary
Pilato nanontany Azy hoe: Hianao
va no Mpanjakan' ny Jiosy? Ary
Izy namaly azy ka nanao hoe: Voa-
lazanao.

4 Dia hoy Pilato tamy ny lohan'
ny mpisorona sy ny vahoaka: Tsy
hitako izay helok' ity lehilahy ity.
5 Fa vao mainka nandentika ireo
ka nanao hoe: Nampiodina ny
olona Izy sady nampianatra erany
Jodia rehetra, nanomboka hatrany
Galilia ka hatraty. 6 Raha nandre
izany Pilato, dia nanontany raha
olona avy any Galilia Jesosy. 7
Ary rehefa fantany fa avy tamy ny
tany tapahiny Heroda Izy, dia nam-
panatitra Azy tany aminy Heroda
izy, fa tany Jerosalema koa Heroda
tamin' izany andro izany.

8 Ary faly dia faly Heroda, raha

nahita any Jesosy; fa efa naniry
ela hahita Azy izy, satria efa nandre
ny aminy ary nanantena hahita
famantarana hataony. 9 Ary izy
nanontany Azy teny maro; fa tsy
namaly teny azy akory Jesosy. 10
Ary ny lohan' ny mpisorona sy ny
mpanora-dalàna nijanona teo dia
nitompo teny fantatra niampanga
Azy. 11 Ary Heroda sy ny miara-
milany namingavinga Azy ka nanao
Azy ho fihomehezana, dia nampia-
kanjo Azy akanjo tsara ka namerina
Azy tany aminy Pilato. 12 Ary
tonga nisakaiza Heroda sy Pilato
tamin' izany andro izany; kanefa
nifandrafy izy roa lahy talohan'
izany.

13 Ary rehefa nasainy Pilato
novorina ny lohan' ny mpisorona sy
ny mpanapaka ary ny vahoaka, 14
dia hoy izy taminy: Entinareo atỳ
amiko ity lehilahy ity toy ny nam-
piodina ny vahoaka; ary, indro, efa
nanadina Azy teto anatrehanareo
aho, nefa tsy hitako izay helok' ity
lehilahy ity amin' izay iampangana-
reo Azy. 15 Tsia, na dia Heroda
koa aza, fa namerina Azy ho atỳ
amintsika Izy; ary, indro, tsy nisy
zavatra nataony izay tokony haha-
faty Azy; 16 koa hofaizako Izy,
dia halefako.[1] 18 Fa izy rehetra
niantso mafy indray miredona na-
nao hoe: Vonoy io, ka Barabasy no
alefaso ho anay. 19 Nefa natao tao
an-trano-maizina io Barabasy io noho
ny fikomiana tao an-tanàna sy ny
vonoan-olona.

20 Ary satria tiany Pilato halefa
Jesosy, dia niteny indray izy. 21
Fa ny olona niantso kosa ka nanao
hoe: Homboy, homboy amy ny hazo
fijaliana Izy. 22 Fa hoy izy ta-
miny fanintelony: Ka inona ary no
ratsy nataony? tsy hitako izay he-
lony tokony hahafaty Azy; koa
hofaizako Izy, dia halefako. 23 Fa
niantso tamy ny feo mafy ny olona
ka nangataka hanomboana any Je-
sosy amy ny hazo fijaliana. Ary
nahery ny feon' ny olona. 24 Ary
Pilato dia nandidy hanao izay nan-
gatahiny. 25 Ary dia nalefany
ilay natao tao an-trano-maizina noho
ny fikomiana sy ny vonoan-olona,
satria io no nangatahiny; fa Jesosy
kosa natolony hataony araka ny
sitrapony.

*Ny nanomboana any Jesosy tamy ny hazo fijaliana.*

|| Mat. xxvii. 27-56; Mar. xv. 16-41; Jao. xix. 1-37.

26 ARY raha nitondra any Jesosy
izy, dia nitana lehilahy
Kyreniana anankiray atao hoe Si-
mona, izay vao avy any an-tsaha, ka
nampitondra iny ny hazo fijaliana
hanaraka any Jesosy.

27 Ary nisy vahoaka betsaka na-
naraka Azy ary vehivavy maro izay
niteha-tratra sady nitomany Azy.
28 Fa Jesosy nitodika azy ka nanao
hoe: Ry zanakavaviny Jerosalema,
aza mitomany Ahy, fa mitomania
ny tenanareo sy ny zanakareo. 29
Fa, indro, ho avy ny andro izay
hilazany hoe: Sambatra ny momba
sy ny kibo izay tsy niteraka ary ny
nono izay tsy ninonoan-jaza. 30
Dia hilaza amy ny tendrombohitra
hoe izy: Mianjerà aminay; ary amy
ny havoana hoe: Saròny izahay
(Hos. x. 8). 31 Fa raha ataony amy
ny hazo maitso izany, hatao ahoana
amy ny maina?

32 Ary nisy olon-dratsy roa lahy
nentina hiaraka hovonoina aminy
koa.

33 Ary rehefa tonga teo amy ny
tany atao hoe Ikarandoha izy, dia
teo no namonoany any Jesosy sy
ireo olon-dratsy ireo, ny anankiray
teo ankavanany, ary ny anankiray
teo ankaviany. 34 Ary hoy Jesosy:
Raiko ô, mamelà ny helony, fa tsy
fantany izay ataony.

---

[1] *Ampio hoe:* 17 [Fa tsy maintsy mandefa ny anankiray ho any ny olona izy amy ny andro firavoravoana].

Dia nanaovany loka no fizara ny
fitafiany. 35 Ary ny olona nija-
nona teo ka nijery. Ary ny loho-
lona kosa mba nandatsa ka nanao
hoe : Namonjy ny sasany Izy ; aoka
hovonjeny koa ny tenany, raha Izy
no Kristin' Andriamanitra, dia Ilay
nofidina. 36 Ary ny miaramila koa
nihomehy Azy, dia nankeo ka na-
nome Azy vinaingitra, 37 sady na-
nao hoe : Raha Hianao no Mpan-
jakan' ny Jiosy, vonjeo ny tenanao.
38 Ary nisy soratra teo amboniny
nanao hoe : ITY NO MPANJAKAN' NY
JIOSY.
39 Ary ny anankiray tamin' ireo
olon-dratsy nahantona teo ireo dia
niteny ratsy Azy ka nanao hoe :
Tsy Hianao va no Kristy ? vonjeo
ny tenanao sy izahay. 40 Fa na-
maly kosa ilay anankiray, sady nana-
natra ny namany ka nanao hoe :
Moa hianao koa tsy mba matahotra
an' Andriamanitra na dia izao samy
voaheloka izao aza ? 41 Ary marina
ny *anamelohany* antsika, satria man-
dray ny valin' ny nataontsika isika ;
fa ity lehilahy ity kosa tsy mbola
nanao zavatra tsy mety na dia kely
akory aza. 42 Ary hoy izy : Jesosy
ô, tsarovy aho, rehefa avy amy ny
fanjakanao Hianao. 43 Dia hoy
Jesosy taminy : Lazaiko aminao
marina tokoa : Anio no hihaonanao
amiko any Paradisa.
44 Ary rehefa tokony ho tamy
ny ora fahenina, dia maizina ny
tany rehetra ka naharitra hatramy
ny ora fahasivy izany, 45 satria
nihamaizina ny masoandro, ary tria-
tra misasaka ny efitra lamba teo amy
ny tempoly.
46 Ary niantso tamy ny feo ma-
hery Jesosy ka nanao hoe : Raiko ô,
eo an-tànananao no atolotro ny fana
hiko (Sal. xxxi. 6) ; ary rehefa ni-
teny izany Izy, dia afaka ny ainy.
47 Ary ny kapiteny, raha nahita
izay zavatra tonga teo, dia nanka-
laza an' Andriamanitra ka nanao
hoe : Lazaiko tokoa fa marina io
lehilahy io.
48 Ary ny vahoaka rehetra izay
vory teo mba hijery izany, raha na-
hita ny zavatra tonga teo, dia nive-
rina miteha-tratra. 49 Fa ny olom-
pantany rehetra sy ny vehivavy izay
nanaraka Azy avy tany Galilia dia
nijanona eny lavidavitra eny nijery
izany zavatra izany.

*Ny nandevenana any Jesosy.*

|| Mat. xxvii. 57-66 ; Mar. xv. 42-47 ;
Jao. xix. 38-42.

50 ARY, indro, nisy lehilahy atao
hoe Josefa, izay isan' ny
Synedriona, dia lehilahy tsara fa-
nahy sady marina. 51 Izany lehi-
lahy izany tsy nanaiky ny hevitra
sy ny nataon' ny sasany ; avy tany
Arimatia, tanànan' ny Jiosy, izy
sady niandry ny fanjakan' Andria-
manitra. 52 Izany lehilahy izany
dia nankao aminy Pilato ka nanga-
taka ny fatiny Jesosy. 53 Dia
nampidininy ny faty ka nofonosiny
hariry madinika, dia naleviny tao
amy ny fasana nolavahana tamy ny
vatolampy, izay tsy mbola nandeve-
nana olona. 54 Ary andro fioma-
nana izany andro izany, ka efa anto-
motra ny Sabata. 55 Ary ny vehi-
vavy izay nomba Azy avy tany
Galilia dia nanaraka teo aoriana ka
nahita ny fasana sy izay fampan-
driny ny faty. 56 Ary niverina
ireo ka namboatra zava-manitra sy
menaka manitra.

*Ny nitsanganany Jesosy tamy ny maty, sy ny nisehoany tamy ny mpianany, ary ny niakarany ho any an-danitra.*

|| Mat. xxviii. 1-20 ; Mar. xvi. 1-20 ;
Jao. xx. 1-29.

ARY tamy ny Sabata dia nitsa-
hatra hiany izy araka ny la-
làna.

XXIV. Fa nony maraina koa tamy
ny andro voalohany amy ny
herinandro, dia nankany amy ny
fasana izy nitondra ny zava-manitra
izay efa namboariny. 2 Ary hitany
fa, indro, ny vato efa voakodia niala

tamy ny fasana. 3 Dia niditra izy,
nefa tsy nahita ny fatiny Jesosy
Tompo.
4 Ary raha mbola very hevitra
tamin' izany izy, indreo, nisy roa
lahy niseho taminy nitafy fitafiana
manelatrelatra. 5 Ary nony nata-
hotra izy ka niankohoka, dia hoy
izy roa lahy taminy: Nahoana no
ato amy ny maty no itadiavanareo
ny velona? 6 Tsy ato Izy, fa efa
nitsangana; tsarovy ny teny izay
nataony taminareo, fony Izy mbola
tany Galilia, hoe: 7 Ny Zanak'
olona tsy maintsy hatolotra eo an-
tànan' ny mpanota ka hohomboana
amy ny hazo fijaliana, ary hitsan-
gana amy ny andro fahatelo.
8 Dia nahatsiaro ny teniny izy.
9 Ary niverina niala tamy ny fa-
sana izy, dia nilaza izany rehetra
izany tamy ny iraika amby ny folo
lahy sy ny namany rehetra. 10
Teo Maria Magdalena sy Johana
ary Maria, *reniny* Jakoba; ary ny
vehivavy sasany izay naman' ireo
koa dia nilaza izany tamy ny Apos-
toly. 11 Nefa nataony ho arira-
rira foana izany teny izany ka tsy
ninoany.
12 Fa Petera nitsangana, dia ni-
hazakazaka nankany amy ny fasana;
ary niondrika izy ka nahita ny lam-
bam-paty mipetraka mitokana; dia
lasa nody izy sady gaga noho ny
zavatra izay efa tonga teo.
13 Ary, indreo, nisy roa lahy
tamin' ireny nandeha tamin' izany
andro izany hankany amy ny vohi-
tra atao hoe Emaosy, tokony ho
enim-polo stadio raha any Jerosa-
lema. 14 Dia niresaka ny amin'
izay zavatra rehetra nanjo izy. 15
Ary raha mbola niresaka sy niara-
nisaina izy, dia nanatona Jesosy ka
niaraka taminy. 16 Nefa ny ma-
son' ireo nohazonina mba tsy haha-
fantarany Azy.
17 Ary hoy Izy taminy: Ahoana
izao teny resahinareo etỳ am-pande-
hanana izao? Dia nijanona ireo
sady nalahelo tarehy. 18 Ary ny
anankiray, izay atao hoe Kleopasy,
namaly ka nanao taminy hoe: Hia-
nao irery va no vahiny mitoetra any
Jerosalema tsy mba mahalala [1] izay
zavatra tonga tao tamin' izao andro
izao? 19 Fa hoy Izy taminy: Za-
vatra manao ahoana moa izany?
Ary hoy izy roa lahy taminy: Ny
aminy Jesosy avy any Nazareta,
mpaminany mahery tamy ny asa
sy ny teny teo anatrehan' Andria-
manitra sy ny vahoaka rehetra, 20
dia ny amy ny nanoloran' ny lohan'
ny mpisorona sy ny mpanapaka eto
amintsika Azy hanamelohany Azy
ho faty, sy ny nanomboany Azy
tamy ny hazo fijaliana. 21 Nefa
nantenainay fa Izy no Ilay efa ha-
navotra ny Isiraely; ary tsy izany
hiany, fa andro any no andro faha-
telo hatr' izay nahatongavan' izany.
22 Nefa kosa ny vehivavy sasany
izay namanay nahavery hevitra
anay, fa tany amy ny fasana ma-
raina koa izy, 23 ary raha tsy na-
hita ny faty izy, dia tonga ka nilaza
fa efa nahita anjely niseho kosa,
izay nilaza fa velona Izy. 24 Dia
nandeha ny sasany izay nomba anay
ka nankany amy ny fasana, ary na-
hita araka izay nolazain' ny vehi-
vavy; nefa Izy tsy hitany.
25 Ary hoy Izy taminy: Ry
adala sy votsa saina ka tsy mino
izay rehetra nolazain' ny mpami-
nany. 26 Moa tsy tokony ho nia-
ritra izany va Kristy ka hiditra
any amy ny voninahiny? 27 Dia
nanomboka hatraminy Mosesy sy
ny mpaminany rehetra Izy, ka na-
nambara taminy ny hevitry ny teny
milaza Azy ao amy ny Soratra *Ma-
sina* rehetra.
28 Ary efa mby teo akaikin' ny
vohitra izay efa halehan' izy roa
lahy izy, ary Jesosy toa nanao han-
deha lavitra kokoa. 29 Fa ireo
nanery Azy ka nanao hoe: Mitoera

[1] *Na:* Vahiny mitoetra irery angaha hianao any Jerosalema ka tsy mahalala.

atỳ aminay; fa efa ho hariva izao,
ka lasan-davitra ny andro. Dia
niditra hitoetra tao aminy Izy. 30
Ary raha niara-nipetraka nihinana
teo aminy Izy, dia nandray ny mofo
ka nisaotra, dia namaky sy nano-
lotra azy. 31 Dia nahiratra ny
mason' ireo, ka nahalala Azy; fa
Izy kosa dia tonga tsy hitany.
32 Dia niresaka hoe izy: Tsy
nangorakoraka va ny fontsika, raha
niresaka tamintsika teny an-dàlana
Izy ka namoaka ny hevitry ny
Soratra *Masina* tamintsika? 33 Dia
niainga tamin' izany ora izany izy
roa lahy ka niverina nankany Jerosa-
lema, ary nahita ny iraika amby ny
folo lahy mbamin' izay nomba azy
tafangona teo 34 sady nilaza hoe:
Efa nitsangana marina tokoa ny
Tompo ka efa niseho taminy Simona.
35 Ary ireo kosa dia nilaza izay efa
niseho teny an-dàlana sy ny naha-
fantarany Azy tamy ny namakiana
ny mofo.
36 Ary raha mbola nilaza izany
izy, Jesosy dia nitsangana teo afo-
voany ka nanao taminy hoe: Fiada-
nana ho anareo. 37 Dia taitra
sady raiki-tahotra izy, satria na-
taony fa nahita matoatoa izy. 38
Nefa hoy Jesosy taminy: Nahoana
no taitra hianareo? ary nahoana no
miahanahana ny fonareo? 39 Iza-
hao ny tànako sy ny tongotro, fa
Izaho no Izy; tsapao Aho, ka jereo,
fa ny matoatoa tsy mba manana
nofo sy taolana, tahaka izao ahita-
nareo Ahy izao. 40 Ary rehefa
niteny izany Izy, dia nasehony azy
ny tànany sy ny tongony. 41 Ary
raha mbola tsy nino hiany izy ireo
noho ny hafaliana sady mbola talan-
jona, dia hoy Jesosy taminy: Ma-
nan-kanina atỳ va hianareo? 42
Ary dia nomeny tapaky ny hazan-
drano voatono[1] Izy. 43 Ary Izy
nandray, dia nihinana teo anatre-
hany.
44 Dia hoy Izy taminy: Izao no
teniko izay nolazaiko taminareo,
fony mbola teo aminareo Aho, fa
tsy maintsy ho tanteraka izay rehe-
tra nanoratana Ahy teo amy ny la-
làny Mosesy sy ny mpaminany ary
ny Salamo. 45 Dia nanokatra ny
sain' ireo Izy hahalala ny Soratra
*Masina*. 46 Ary hoy Izy taminy:
Izany no voasoratra, fa Kristy hia-
ritra ka hitsangana amy ny maty
amy ny andro fahatelo; 47 ary
mba hotorina amy ny anarany ny
fibebahana sy ny famelan-keloka
amy ny firenena rehetra, manom-
boka eto Jerosalema. 48 Ary hia-
nareo no vavolombelon' izany. 49
Ary, indro, Izaho mampitondra ny
teny fikasan' ny Raiko ho anareo;
fa mitoera eto an-tanàna mandra-
panafiana anareo amy ny hery avy
any amy ny avo.
50 Ary Jesosy nitondra azy ha-
trany Betania, dia nanandratra ny
tànany ka nitso-drano azy. 51 Ary
raha mbola nitso-drano azy Izy, dia
nisaraka taminy ka nakarina ho any
an-danitra. 52 Ary izy ireo ni-
tsaoka Azy, dia niverina ho any
Jerosalema sady faly indrindra. 53
Ary teo an-kianjan' ny tempoly
isan-andro izy nankalaza an' Andria-
manitra.

---

[1] *Ampio hoe:* [sy tantely].

# NY FILAZANTSARA

NOSORATANY

# JAONA.

---

*Fitarihan-teny.*

I. TAMY ny voalohany ny Teny,
ary ny Teny tao amin' An-
driamanitra, ary ny Teny dia An-
driamanitra. 2 Izy dia tao amin'
Andriamanitra tamy ny voalohany.
3 Izy no nahariana ny zavatra re-
hetra; ary raha tsy Izy dia tsy
nisy nahariana izao zavatra ary izao,
na dia iray aza. 4 Izy no nisiam-
piainana; ary ny fiainana no fana-
zavana ny olona. 5 Ary ny mazava
dia mamirapiratra ao amy ny mai-
zina; fa ny maizina tsy nandray
azy.[1]

6 Nisy lehilahy nirahin' Andria-
manitra, Jaona no anarany. 7 Izy
tonga ho vavolombelona hanambara
ny Mazava, mba hinoan' ny olona
rehetra noho ny teniny. 8 Tsy izy
anefa no Ilay Mazava, fa *tonga* ho
vavolombelona hanambara ny Ma-
zava hiany izy.

9 Tao ny tena Mazava[2] Izay ma-
hazava ny olona rehetra tonga amin'
izao tontolo izao.[3] 10 Teo amin'
izao tontolo izao Izy, ary Izy no
nanaovana izao tontolo izao, nefa
izao tontolo izao tsy nahalala Azy.
11 Tonga tany amy ny Azy Izy, fa
ny Azy tsy nandray Azy. 12 Fa
izay rehetra nandray Azy dia no-
meny hery[4] ho tonga zanak' An-
driamanitra, dia izay mino ny ana-
rany, 13 dia ireo izay tsy nateraky
ny ra, na ny sitrapon' ny nofo, na
ny sitrapon' ny olona, fa naterak'
Andriamanitra.

14 Ary ny Teny dia tonga nofo
ka nonina[5] tamintsika; ary hita-
nay ny voninahiny, dia voninahitra
miendrika ho any ny Lahitokana
avy tamy ny Ray, sady feno faha-
soavana sy fahamarinana. 15 Jaona
nanambara Azy ka niantso hoe: Izy
Ilay nolazaiko hoe: Izay avy ao
aoriako dia efa tonga eo alohako,
satria talohako Izy. 16 Fa tamy
ny fahafenony no nandraisantsika
rehetra, dia fahasoavana anampy
fahasoavana. 17 Fa ny lalàna dia
nomena tamy ny alalany Mosesy;
fa ny fahasoavana sy ny fahamari-
nana kosa dia tonga tamy ny ala-
lany Jesosy Kristy. 18 Tsy nisy
nahita an' Andriamanitra na oviana
na oviana; fa ny Zanakalahy To-
kana, Izay ao an-tratran' ny Ray,
Izy no nanambara Azy.

*Ny nanambarany Jaona Mpanao batisa any Jesosy.*

19 ARY izao no nambarany
Jaona, raha ny Jiosy na-
niraka mpisorona sy Levita avy
tany Jerosalema hankany aminy
mba hanontany azy hoe: Iza moa
hianao? 20 Ary nilaza marina izy
ka tsy nandà, fa hoy ny filàzany:
Tsy izaho no Kristy. 21 Ary izy
ireo nanontany azy hoe: Ahoana
ary? Elia va hianao? Fa hoy izy:
Tsy izy aho. Ilay Mpaminany va

---

[1] *Na:* tsy nahasakana azy. [2] *Na:* Izy no tena Mazava. [3] *Na:* Ny Mazava marina, Izay mahazava ny olona rehetra, dia tonga amin' izao tontolo izao.
[4] *Na:* anarana, *na* fahefana. [5] *Gr.* nitoetra an-day.

hianao? Fa izy namaly hoe: Tsia.
22 Dia hoy ireo taminy: Iza ary
hianao? mba hitondranay valiny ho
any amin' izay naniraka anay. La-
zainao ho iza moa ny tenanao? 23
Dia hoy izy: "Izaho dia feon' ny
miantso mafy any an-efitra hoe:
Ataovy mahitsy ny làlany Jehovah"
(Isa. xl. 3), araka izay nolazainy
Isaia mpaminany.

24 Ary iraka avy tamy ny Fari-
seo ireo. 25 Dia nanontany azy
ireo ka nanao taminy hoe: Nahoana
ary hianao no manao batisa, raha
tsy hianao no Kristy, na Elia, na
Ilay Mpaminany? 26 Jaona na-
maly azy ka nanao hoe: Izaho ma-
nao batisa amy ny rano; fa eto
aminareo misy Anankiray Izay tsy
fantatrareo, 27 dia Ilay avy ao
aoriako, ary tsy miendrika hamaha
ny fehin-kapany aza aho. 28 Izany
zavatra izany dia natao tany Be-
tania [1] any an-dafiny Jordana, izay
nanaovany Jaona batisa.

29 Nony ampitso dia nahita any
Jesosy avy manatona azy Jaona, ka
dia hoy izy: Indro ny Zanak' on-
drin' Andriamanitra, Izay manai-
sotra [2] ny fahotan' izao tontolo izao!
30 Izy Ilay nolazaiko hoe: Misy
lehilahy avy ao aoriako Izay efa
tonga eo alohako, satria talohako
Izy. 31 Ary izaho tsy nahalala
Azy; fa mba haseho amy ny Isira-
ely Izy, izany no nihaviako manao
batisa amy ny rano.

32 Ary Jaona nanambara ka
nanao hoe: Izaho nahita ny Fanahy
midina avy any an-danitra tahaka
ny voromailala ka nitoetra teo am-
boniny. 33 Ary izaho tsy nahalala
Azy; fa Izay naniraka ahy hanao
batisa amy ny rano no nilaza tamiko
hoe: Izay ho hitanao idinan' ny
Fanahy sy itoerany, dia Izy no
Mpanao batisa amy ny Fanahy Ma-
sina. 34 Ary nahita aho, ka dia
nanambara fa Izy no Zanak' An-
driamanitra.

*Ny nahazoany Jesosy ny mpianany voalohany.*

35 NONY ampitson' iny indray
dia nijanona Jaona sy ny
mpianany roa lahy; 36 ary nijery
any Jesosy nitsangantsangana izy
ka nanao hoe: Indro ny Zanak'
ondrin' Andriamanitra! 37 Ary ireo
mpianatra roa lahy ireo, rehefa nan-
dre azy niteny, dia nanaraka any
Jesosy. 38 Ary Jesosy nitodika
ka nahita azy manaraka, dia nanao
taminy hoe: Inona no tadiavinareo?
Ary hoy izy roa lahy taminy: Raby
(izay atao hoe, raha adika, Mpam-
pianatra ô), aiza Hianao no mitoe-
tra? 39 Hoy Izy taminy: Avia,
fa ho hitanareo. Koa dia nandeha
izy ka nahita izay nitoerany ary ni-
toetra teo aminy tamin' izany andro
izany; ary efa tokony ho ora faha-
folo tamin' izay.

40 Andrea, rahalahiny Simona
Petera, no anankiray tamin' izy roa
lahy, izay nandre ny teniny Jaona
ka nanaraka any Jesosy. 41 Izy
no nahita any Simona rahalahiny
aloha, dia hoy izy taminy: Efa na-
hita ny Mesia izahay (izay atao hoe,
raha adika, ny Kristy). 42 Dia
nitondra azy ho any aminy Jesosy
izy. Ary nony nijery azy Jesosy,
dia hoy Izy: Hianao no Simona,
zanaky Jaona; hianao hatao hoe
Kefasy (izay atao hoe, raha adika,
Petera [3]).

43 Nony ampitso dia te-hiala ho
any Galilia Jesosy, ary nahita any
Filipo Izy ka nanao taminy hoe:
Manaraha Ahy. 44 Ary Filipo dia
avy any Betsaida, tanànany Andrea
sy Petera.

45 Filipo kosa nahita any Nata-
naela ka nanao taminy hoe: Efa
hitanay Ilay nosoratany Mosesy tao
amy ny lalàna, sy nosoratan' ny
mpaminany, dia Jesosy, zanaky Jo-
sefa, avy any Nazareta. 46 Ary
hoy Natanaela taminy: Moa mba

[1] *Na:* [Betabara]. [2] *Na:* mitondra. [3] Petera = Vato.

misy zava-tsoa va avy any Nazareta?
Dia hoy Filipo taminy: Andeha
hizaha.
47 Jesosy nahita any Natanaela
avy manatona Azy, dia nilaza azy
hoe: Indro ny tena Isiraelita tsy
misy fitaka. 48 Hoy Natanaela
taminy: Ahoana no ahafantaranao
ahy? Dia namaly Jesosy ka nanao
taminy hoe: Fony tsy mbola niantso
anao Filipo, dia hitako teo ambanin'
ny aviavy [1] hianao. 49 Dia namaly
Natanaela ka nanao hoe: Raby ô,
Hianao no Zanak' Andriamanitra;
Hianao no Mpanjakan' ny Isiraely.
50 Jesosy namaly ka nanao taminy
hoe: Moa ny nilazako taminao va
fa hitako teo ambanin' ny aviavy
hianao no inoanao? Hahita zavatra
lehibe noho izany hianao. 51 Ary
hoy koa Izy taminy: Lazaiko ami-
nareo marina dia marina tokoa: Ho
hitanareo ny lanitra misokatra sy
ny anjelin' Andriamanitra miakatra
sy midina eo ambonin' ny Zanak'
olona.

*Ny nampodiany Jesosy ny rano ho divay tao Kana, sy ny nankanesany tao Kapernaomy.*

II. ARY tamy ny andro fahatelo
dia nisy fampakaram-bady
tao Kana any Galilia; ary tao ny
reniny Jesosy. 2 Ary Jesosy sy
ny mpianany koa dia nalainy ho ao
amy ny fampakaram-bady.
3 Ary rehefa lany ny divay, dia
hoy ny reniny Jesosy taminy: Tsy
manana divay izy. 4 Hoy Jesosy
taminy: Ravehivavy, moa mifani-
nona akory Izaho sy hianao? tsy
mbola tonga ny fotoako. 5 Fa hoy
ny reniny tamy ny mpanompo:
Ataovy izay asainy ataonareo. 6
Ary nisy siny vato enina mahalany
rano indroa na intelon' ny vata [2]
avy nipetraka teo ho fanadiovana
araka ny fanaon' ny Jiosy. 7 Dia
hoy Jesosy taminy: Fenoy rano ny
siny. Dia nofenoiny hatramy ny
molony. 8 Ary hoy Jesosy tami-
ny: Tovozy amin' izao, ka ento ho
eo amy ny mpandahatra ny fana-
sana. Dia nentiny.
9 Ary raha nanandrana ny rano
tonga divay ny mpandahatra ny
fanasana, nefa tsy nahalala izay
nihaviany (fa ny mpanompo izay
nanovo ny rano no nahalala), dia
niantso ny mpampakatra izy 10 ka
nanao taminy hoe: Araka ny fa-
naon' ny olona dia ny divay tsara
no arosony aloha; ary rehefa niso-
tro be [3] ny olona, dia vao ny ratsi-
ratsy kokoa; fa hianao kosa dia efa
nitahiry ny divay tsara ambaraka
ankehitriny.
11 Izany no nataony Jesosy tao
Kana any Galilia ho voaloham-pa-
mantarana, ka nasehony ny vonina-
hiny; ary nino Azy ny mpianany.
12 Rehefa afaka izany, dia nidina
nankany Kapernaomy Jesosy mbamy
ny reniny sy ny rahalahiny ary ny
mpianany; nefa tsy nitoetra ela teo
Izy.

*Ny niakarany Jesosy tany Jerosalema tamy ny Paska, sy ny nandroahany ny mpivarotra sy ny nanesorany ny varony hiala teo an-kianjan' ny tempoly.*

13 ARY efa akaiky ny Pasky ny
Jiosy, ka dia niakatra tany
Jerosalema Jesosy. 14 Ary hitany
teo an-kianjan' ny tempoly ny niva-
rotra omby sy ondry sy voromailala
ary ny mpanakalo vola izay nipe-
traka teo; 15 dia nanao kotopia
kofehy Izy ka nandroaka azy rehe-
tra hiala teo an-kianjan' ny tempoly,
na ny ondry na ny omby, ary nara-
rany ny volan' ny mpanakalo vola,
sady nazerany ny latabatra; 16 dia
hoy Izy tamy ny nivarotra ny voro
mailala: Ento mivoaka ireto zava
tra ireto; aza atao trano fivarotana
ny tranon' ny Raiko.
17 Ary ny mpianany nahatsiaro
fa voasoratra hoe: " Ny firehetako

[1] aviavimbazaha. [2] *Gr.* metreta. [3] *Gr.* mamo.

ny amy ny tranonao no habarìtra
aina ahy" (Sal. lxix. 10).
18 Fa namaly ny Jiosy ka nanao
taminy hoe: Inona no famantarana
asehonao aminay, no manao izao
zavatra izao Hianao? 19 Jesosy
namaly ka nanao taminy hoe: Ra-
vao ity tempoly ity, ary amy ny ha-
teloana dia hatsangako indray izy.
20 Fa hoy ny Jiosy: Enina amby
efa-polo taona izay no efa nanao-
vana ity tempoly ity, ka Hianao va
hahatsangana azy amy ny hateloa-
na? 21 Fa ny tenany no tempoly
nolazainy. 22 Ary koa, rehefa
nitsangana tamy ny maty Izy, dia
tsaroan' ny mpianany fa efa nilaza
izany Izy; ary dia nino ny Soratra
*Masina* sy ny teny izay nolazainy
Jesosy izy.
23 Ary nony tao Jerosalema Je-
sosy tamy ny Paska, dia tamy ny
andro firavoravoana, maro no nino
ny anarany, raha nahita ny faman-
tarana izay nataony. 24 Fa Je-
sosy tsy natoky azy, satria Izy na-
halala ny olona rehetra; 25 ary tsy
nitady olona hanambara olona Izy;
fa ny tenany nahalala izay tao am-
pon' ny olona.

*Ny resaky Jesosy taminy Nikodemosy.*

III. ARY nisy Fariseo anankiray
atao hoe Nikodemosy,
mpanapaka tamy ny Jiosy. 2 Izy
nankao aminy Jesosy nony alina ka
nanao taminy hoe: Raby ô, fanta-
tray fa mpampianatra avy amin'
Andriamanitra Hianao; fa tsy misy
olona mahay manao izao famanta-
rana ataonao izao, raha tsy Andria-
manitra no momba azy.
3 Jesosy namaly ka nanao tami-
ny hoe: Lazaiko aminao marina dia
marina tokoa: Raha tsy ateraka
indray[1] ny olona, dia tsy mahazo
mahita ny fanjakan' Andriamanitra.
4 Hoy Nikodemosy taminy: Hataon'
ny olona ahoana no hateraka rehefa
lehibe; moa mahazo miditra any
an-kibon-dreniny indray va izy ka
hateraka?
5 Jesosy namaly hoe: Lazaiko
aminao marina dia marina tokoa:
Raha misy olona tsy ateraky ny
rano sy ny Fanahy, dia tsy mahazo
miditra amy ny fanjakan' Andria-
manitra izy. 6 Izay ateraky ny
nofo dia nofo; ary izay ateraky ny
Fanahy dia fanahy. 7 Aza gaga
noho ny nilazako taminao hoe: Tsy
maintsy hateraka indray[2] hianareo.
8 Ny rivotra mitsoka amin' izay
tiany, ary renao ny feony, nefa tsy
fantatrao izay ihaviany na izay ale-
hany, dia tahaka izany izay rehetra
ateraky ny Fanahy.
9 Nikodemosy namaly ka nanao
taminy hoe: Hatao ahoana no haha-
tonga izany zavatra izany? 10 Je-
sosy namaly ka nanao taminy hoe:
Hianao va no mpampianatra ny Isi-
raely ka tsy mahalala izany zavatra
izany? 11 Lazaiko aminao marina
dia marina tokoa: Izay fantatray
no lazainay, ary izay hitanay no am-
baranay; nefa ny fanambaranay tsy
raisinareo. 12 Raha ny zavatra
etỳ an-tany aza no nolazaiko tami-
nareo ka tsy inoanareo, ahoana no
hinoanareo, raha milaza aminareo ny
zavatra any an-danitra Aho? 13
Ary tsy nisy niakatra ho any an-
danitra, afa-tsy Ilay nidina avy tany
an-danitra, dia ny Zanak' olona,
Izay any an-danitra. 14 Ary ta-
haka ny nanandratany Mosesy ny
menarana tany an-efitra no tsy
maintsy hanandratana ny Zanak'
olona, 15 mba hanana fiainana man-
drakizay izay rehetra mino Azy.
16 Fa toy izao no nitiavan' An-
driamanitra izao tontolo izao: no-
meny ny Zanani-lahy Tokana, mba
tsy ho very izay rehetra mino Azy,
fa hanana fiainana mandrakizay.
17 Fa Andriamanitra tsy nani-
raka ny Zanaka ho amin' izao ton-
tolo izao hanameloka[3] izao tontolo

[1] *Na:* ateraka avy any ambony. [2] *Na:* hateraka avy any ambony. [3] *Gr.* hitsara.

izao, fa mba hamonjeny izao tontolo
izao. 18 Izay mino Azy dia tsy
helohina;[1] fa izay tsy mino kosa
dia efa voaheloka[2] rahateo, satria
tsy nino ny anaran' ny Zanakalahy
Tokan' Andriamanitra izy. 19 Ary
izao no fanamelohana,[3] fa tonga
amin' izao tontolo izao ny mazava,
nefa aleon' ny olona ny maizina toy
izay ny mazava, satria ratsy ny
asany. 20 Fa izay rehetra manao
ratsy dia mankahala ny mazava sady
tsy manatona ny mazava, fandrao
hita miharihary ny asany. 21 Fa
izay manao ny marina kosa dia ma-
natona ny mazava, mba haseho ny
asany, fa atao amin' Andriamanitra
izany.

*Ny nampianarany Jesosy tany Jodia, sy ny nanambarany Jaona Mpanao batisa Azy indray.*

22 REHEFA afaka izany, dia
tonga tany amy ny tany
Jodia Jesosy sy ny mpianany; ary
niara-nitoetra taminy tao Izy sady
nanao batisa. 23 Ary Jaona koa
nanao batisa tao Ainona, akaikiny
Saleima, satria nisy loharano maro
tao; dia nankany ny olona ka natao-
ny batisa. 24 Fa tsy mbola natao
tao an-trano-maizina Jaona.
25 Ary nisy nifandiran' ny mpia-
natry Jaona tamy ny Jiosy anan-
kiray ny amy ny fanadiovana; 26
ary tonga tany aminy Jaona ny
mpianany ka nanao taminy hoe:
Raby ô, Ilay tany aminao, tany an-
dafiny Jordana, Izay nambaranao,
indro, manao batisa Izy, ary ny
olona rehetra manatona Azy. 27
Jaona namaly ka nanao hoe: Tsy
misy olona mahay mandray na inona
na inona, raha tsy nomena azy avy
any an-danitra izany. 28 Hianareo
no vavolombeloko fa hoy izaho: Tsy
izaho no Kristy, fa nirahiny hialoha
Azy aho. 29 Izay manana ny am-
pakarina no mpampakatra; fa ny
sakaizan' ny mpampakatra, izay
mitsangana sy mihaino azy, dia
mifaly indrindra noho ny feon' ny
mpampakatra; ary efa tanteraka
izany fifaliako izany. 30 Izy tsy
maintsy mitombo, fa izaho kosa tsy
maintsy mihena.
31 Izay avy any ambony dia am-
bonin' izy rehetra; ary izay avy
amy ny tany dia avy amy ny tany,
ka ny momba ny etỳ an-tany hiany
no lazainy; Izay avy any an-danitra
dia ambonin' izy rehetra; 32 koa
izay hitany sy reny no ambarany;
ary tsy misy mandray ny fanamba-
rany. 33 Izay mandray ny fanam-
barany dia nanisy tombo-kase fa
marina Andriamanitra. 34 Fa Izay
nirahin' Andriamanitra dia milaza
ny teniny; fa tsy misy fetra ny
fanomezan' *Andriamanitra* ny Fa-
nahy. 35 Ny Ray tia ny Zanaka
ka efa nanolotra ny zavatra rehetra
ho eo an-tànany. 36 Izay mino ny
Zanaka manana fiainana mandraki-
zay; fa izay tsy mino ny Zanaka
dia tsy hahita fiainana, fa ny faha-
tezeran' Andriamanitra no mitoetra
eo aminy.

*Ny nankanesany Jesosy tany Galilia indray, sy ny resaka nataony tamin' ilay vehivavy Samaritana.*

(‖ Mat. iv. 12; Mar. i. 14; Lio. iv. 14?)

IV. KOA amin' izany, rehefa fan-
tatry ny Tompo fa ny
Fariseo efa nahare fa Jesosy mahazo
mpianatra maro sy manao batisa be
noho Jaona 2 (kanefa tsy Jesosy no
nanao batisa, fa ny mpianany), 3
dia niala tany Jodia Izy ka nankany
Galilia indray.
4 Ary tsy maintsy mamaky any
Samaria Izy. 5 Dia tonga tao an-
tanàna anankiray any Samaria Izy,
izay atao hoe Sykara, akaikin' ny
tany izay nomeny Jakoba ho any
Josefa zanany. 6 Ary teo ilay fan-
tsakany[4] Jakoba. Ary satria sa-

[1] *Gr.* tsaraina. [2] *Gr.* voatsara. [3] *Gr.* fitsarana.
[4] *Gr.* loharano; *sahala amy ny teny ao amy ny and.* 14.

satra Jesosy tamy ny nalehany,
dia nipetraka teo am-pantsakana[1]
Izy, rehefa tokony ho tamy ny ora
fahenina.
7 Ary nisy vehivavy Samaritana
anankiray avy hantsaka rano; dia
hoy Jesosy taminy: Omeo Aho ho-
sotroiko 8 (Fa ny mpianany efa lasa
nankany an-tanàna hividy hanina).
9 Fa hoy ravehivavy Samaritana
taminy: Nahoana Hianao no Jiosy
ka mangataka amiko hosotroina,
nefa aho vehivavy Samaritana? (Fa
ny Jiosy tsy manan-draharaha amy
ny Samaritana). 10 Jesosy namaly
ka nanao taminy hoe: Raha fan-
tatrao ny fanomezan' Andriamanitra
sy Izay miteny aminao hoe: Omeo
Aho hosotroiko, dia hianao no ho
nangataka taminy ka nomeny rano
velona.
11 Hoy ravehivavy taminy: Tom-
poko, tsy manana fanovozana Hia-
nao, sady lalina ny fantsakana; koa
avy aiza no ahazoanao izany rano
velona izany? 12 Hianao va lehibe
noho Jakoba razantsika izay na-
nome anay ity fantsakana ity, sady
izy sy ny zanany mbamy ny bibiny
no nisotro teto? 13 Jesosy namaly
ka nanao taminy hoe: Izay rehetra
misotro ity rano ity dia mbola han-
getaheta indray; 14 fa na iza na
iza no misotro ny rano izay homeko
azy dia tsy hangetaheta mandraki-
zay; fa ny rano izay homeko azy
dia ho loharano miboiboika ao ana-
tiny ho fiainana mandrakizay. 15
Hoy ravehivavy taminy: Tompoko,
omeo izany rano izany aho, mba tsy
hangetaheta, na hanketo hantsaka
intsony.
16 Hoy Jesosy taminy: Andeha
ary, antsoy ivadinao, ka mankanesa
atỳ. 17 Ravehivavy namaly ka
nanao taminy hoe: Tsy manam-
bady aho. Hoy Jesosy taminy:
Marina hiany izay nolazainao hoe:
Tsy manam-bady aho; 18 fa efa
nanam-bady indimy hianao, sady tsy
vadinao ilay itoeranao ankehitriny;
marina izany voalazanao izany.
19 Hoy ravehivavy taminy: Tom-
poko, hitako fa mpaminany Hianao.
20 Ny razantsika nivavaka teto
amin' ity tendrombohitra ity; fa
hianareo kosa milaza fa any Jero-
salema no tokony hivavahana. 21
Hoy Jesosy taminy: Ravehivavy,
minoa Ahy, fa avy ny andro ka tsy
amin' ity tendrombohitra ity, na any
Jerosalema aza, no hivavahanareo
amy ny Ray. 22 Hianareo miva-
vaka amin' izay tsy fantatrareo;
izahay kosa mivavaka amin' izay
fantatray, satria avy amy ny Jiosy
ny famonjena. 23 Fa avy ny
andro,[2] sady tonga ankehitriny, raha
ny tena mpivavaka hivavaka amy
ny Ray amy ny fanahy sy ny faha-
marinana; fa ny Ray koa mitady
ny mpivavaka aminy ho tahaka
izany. 24 Andriamanitra dia Fa-
nahy; ary izay mivavaka aminy tsy
maintsy mivavaka amy ny fanahy
sy ny fahamarinana.
25 Hoy ravehivavy taminy: Fan-
tatro fa avy ny Mesia (Ilay atao
hoe Kristy); ka rehefa tonga Izy,
dia hambarany amintsika ny zavatra
rehetra. 26 Hoy Jesosy taminy:
Izaho Izay miresaka aminao no Izy.
27 Ary tamin' izay dia tonga
ny mpianany ka gaga, satria vehi-
vavy no niresahany; nefa tsy nisy
nanao hoe: Inona no tadiavinao?
na: Nahoana no miresaka aminy
Hianao?
28 Dia nandao ny sininy rave-
hivavy ary nankany an-tanàna ka
nanao tamy ny olona hoe: 29 An-
deha hizaha izaroa lehilahy izaroana,
izay nilaza tamiko ny nataoko rehe-
tra; izao angaha no Kristy? 30 Dia
nivoaka avy tao an-tanàna ny olona
ka nankeo aminy Jesosy.
31 Ary raha tsy mbola tonga izy
ireny, ny mpianany dia nangataka
taminy ka nanao hoe: Hano, Raby
ô. 32 Fa hoy Jesosy taminy: Izaho

[1] *Gr.* loharano; *sahala amy ny teny ao amy ny and.* 14.
[2] *Gr.* ora.

manan-kanin-kohanina izay tsy fan-
tatrareo. 33 Dia niresaka ny mpia-
natra ka nanao hoe: Nisy olona
nitondra zavatra hohaniny va re?
34 Hoy Jesosy taminy: Ny haniko
dia ny manao ny sitrapon' Izay na-
niraka Ahy sy ny mahavita ny
asany. 35 Moa hianareo tsy manao
hoe va: Efa-bolana no sisa, dia tonga
ny fararano? Indro, lazaiko amina-
reo: Atopazy ny masonareo, ka
jereo ny eny an-tsaha, fa efa masaka
sahady hojinjana izy. 36 Ary izay
mijinja dia mandray karama ka ma-
mory vokatra ho amy ny fiainana
mandrakizay, mba hiara-mifaly ny
mpamafy sy ny mpijinja. 37 Ary
amin' izany dia marina ilay teny
hoe: Ny iray mamafy, ary ny iray
kosa mijinja. 38 Izaho naniraka
anareo hijinja izay tsy nisasarana-
reo; olon-kafa no nisasatra, fa hia-
nareo kosa no niditra teo amin' izay
nisasarany.

39 Ary maro ny Samaritana avy
tao amin' izany tanàna izany no nino
any Jesosy noho ny filazan-drave-
hivavy, izay nanambara hoe: Nola-
zainy tamiko avokoa izay rehetra
nataoko. 40 Ary rehefa nanatona
Azy ny Samaritana, dia nangataka
Azy hitoetra tao aminy; ka dia
nitoetra tao indroa andro Izy. 41
Ary maro koa no nino noho ny
teniny 42 ka nanao tamin-drave-
hivavy hoe: Tsy noho ny filazanao
hiany no inoanay, fa ny tenanay no
mandre, ka fantatray fa Izy tokoa
no Mpamonjy izao tontolo izao.

43 Ary rehefa afaka ny indroa
andro, dia niala tao Jesosy ka nan-
kany Galilia. 44 Fa ny tenany
Jesosy no efa nanambara fa tsy misy
mpaminany manan-daza eo amy ny
taniny 45 Koa rehefa tonga tany
Galilia Izy, dia nandray Azy ny
Galiliana, satria efa hitany izay re-
hetra nataony tany Jerosalema tamy
ny andro firavoravoana; fa izy ireo
koa mba niakatra tamy ny andro
firavoravoana.

*Ny niverenany Jesosy tany Kana, sy
ny nahasitranany ny zanakalahin'
ny tandapa anankiray.*

46 ARY tonga tany Kana any
Galilia indray Jesosy, dia
tany amin' ilay nampodiany ny rano
ho divay. Ary nisy tandapa anan-
kiray izay nanana zanakalahy na-
rary tany Kapernaomy. 47 Ary
rehefa reny fa Jesosy efa tonga tany
Galilia avy tany Jodia, dia nankany
aminy izy ka nangataka Azy mba
hidina sy hahasitrana ny zanany,
satria efa ho faty izy. 48 Dia hoy
Jesosy taminy: Raha tsy mahita
famantarana sy fahagagana hiana-
reo, dia tsy mba hety hino mihitsy.
49 Hoy ilay tandapa taminy: Tom-
poko, midìna re, dieny tsy mbola
maty ny zanako. 50 Hoy Jesosy
taminy: Andeha mody; velona ny
zanakao. Ary ralehilahy nino ny
teny izay nolazainy Jesosy taminy,
ka dia lasa nody. 51 Ary nony
nidina izy, dia nitsena azy ny mpa-
nompony ka nilaza fa velona ny
zanany. 52 Ary izy nanontany
azy ny ora izay nanaretany. Dia
hoy ireo taminy: Omaly tamy ny
ora fahafito no nialan' ny tazo ta-
miny. 53 Koa fantatry ny rainy
fa tamin' izay indrindra no ora na-
naovany Jesosy taminy hoe: Velona
ny zanakao. Dia nino izy mbamy
ny ankohonany rehetra. 54 Izany
no famantarana faharoa nataony
Jesosy, fony Izy tonga tany Galilia
avy tany Jodia.

*Ny niakarany Jesosy tany Jerosa-
lema, sy ny nahasitranany ilay
narary teo anilan' ny farihy Be-
tesda, ary ny teny navaliny ny
Jiosy izay nanome tsiny Azy.*

V. REHEFA afaka izany, dia nisy
andro firavoravoan' ny Jio-
sy, ary Jesosy niakatra tany Jero-
salema.

2 Ary misy farihy any Jerosa-
lema, eo akaikin' ny *vavahadin'* on-

dry, izay atao amy ny teny Hebreo
hoe Betesda, misy fialofana dimy.
3 Tao no nandrian' ny marary maro,
ny jamba, ny mandringa, ny mati-
ila.[1]

5 Ary nisy lehilahy anankiray
teo, izay efa narary valo amby telo-
polo taona. 6 Raha nahita azy
mandry Jesosy ka nahalala fa efa
toy izany ela izy, dia hoy Izy ta-
miny : Te-ho sitrana va hianao ? 7
Ilay marary namaly Azy hoe : Tom-
poko, raha hetsehina ny rano, dia
tsy mba misy olona handroboka ahy
eto amy ny farihy ; nefa raha man-
deha aho, dia misy olon-kafa miso-
soka eo alohako. 8 Hoy Jesosy ta-
miny : Mitsangàna, ento ny fan-
drianao, ka mandehana. 9 Ary
niaraka tamin' izay dia sitrana rale-
hilahy ka nitondra ny fandriany,
dia lasa nandeha. Ary Sabata izay
andro izay.

10 Dia hoy ny Jiosy tamin' ilay
efa sitrana : Sabata ny andro, ka
tsy mety raha mitondra ny fandria-
nao hianao. 11 Fa ralehilahy na-
maly azy hoe : Ilay nahasitrana ahy
no nanao tamiko hoe : Ento ny fan-
drianao, ka mandehana. 12 Ary
ireo nanontany azy hoe : Iza moa
izany lehilahy izany izay nanao
taminao hoe : Ento *ny fandrianao*,
ka mandehana ? 13 Fa ilay sitrana
tsy nahalala Azy ; fa niala teo
Jesosy, satria nisy vahoaka betsaka
teo.

14 Rehefa afaka izany, dia hitany
Jesosy teo an-kianjan' ny tempoly
ralehilahy, ka hoy Izy taminy :
Indro, efa sitrana hianao ; aza ma-
nota intsony, fandrao hanjo anao
izay ratsy noho ny teo. 15 Dia lasa
ralehilahy ka nanambara tamy ny
Jiosy fa Jesosy no nahasitrana azy.
16 Ary noho izany ny Jiosy dia
nanenjika any Jesosy, satria nanao
izany zavatra izany tamy ny Sabata
Izy.

17 Fa Jesosy namaly azy hoe :
Ny Raiko miasa mandraka anke-
hitriny, ary Izaho koa miasa. 18
Nefa vao mainka nitady hamono
Azy ny Jiosy, tsy noho ny namaha-
ny ny amy ny Sabata hiany, fa noho
ny nilazany koa fa Andriamanitra
no Rainy, ka nanao ny tenany ho
mitovy amin' Andriamanitra Izy.

19 Ary Jesosy namaly ka nanao
taminy hoe : Lazaiko aminareo ma-
rina dia marina tokoa : Ny Zanaka
tsy mahazo manao na inona na
inona ho Azy, afa-tsy izay hitany
ataon' ny Ray ; fa na inona na
inona no ataon' ny Ray dia toy
izany koa no ataon' ny Zanaka. 20
Fa ny Ray tia ny Zanaka ka ma-
neho Azy ny zavatra rehetra izay
ataon' ny tenany ; ary asa lehibe
noho ireny no hasehony Azy, mba
ho gaga hianareo. 21 Fa toy ny
Ray manangana sy mamelona ny
maty, dia tahaka izany koa no ame-
loman' ny Zanaka izay tiany. 22
Fa ny Ray aza tsy mitsara olona,
fa ny fitsarana rehetra dia nomeny
ny Zanaka, 23 mba hanajan' ny
olona rehetra ny Zanaka, tahaka ny
fanajany ny Ray. Izay tsy manaja
ny Zanaka dia tsy manaja ny Ray,
Izay naniraka Azy.

24 Lazaiko aminareo marina dia
marina tokoa : Izay mandre ny
teniko ka mino Izay naniraka Ahy
no manana fiainana mandrakizay ka
tsy hohelohina ;[2] fa tafafindra niala
tamy ny fahafatesana ho amy ny
fiainana izy. 25 Lazaiko aminareo
marina dia marina tokoa : Avy ny
andro[3] ary tonga ankehitriny, izay
handrenesan' ny maty ny feon' ny
Zanak' Andriamanitra ; ary izay
mandre dia ho velona. 26 Fa tahaka
ny Ray manana fiainana ho Azy,

---

[1] *Gr.* efa maina, *na* malazo. *Ampio hoe :* [miandry ny fihetsehan' ny rano. 4 Fa nisy anjely nidina tany amy ny farihy indraindray ka nampihetsika ny rano ; koa izay iray niroboka aloha, rehefa nihetsika ny rano, dia sitrana, na inona na inona no aretina nanjo azy]. [2] *Gr.* hotsaraina. [3] *Gr.* ora.

dia tahaka izany koa ny Zanaka
nomeny hanana fiainana ho Azy;
27 ary nomeny fahefana hitsara
Izy, satria Zanak' olona. 28 Aza
gaga amin' izany; fa avy ny andro [1]
izay handrenesan' ny olona rehetra
any am-pasana ny feony; 29 dia
hivoaka izy: izay nanao tsara dia
ho any amy ny fitsanganana ho fiainana;
fa izay nanao ratsy kosa dia
ho any amy ny fitsanganana ho
fahamelohana.[2]

30 Raha Izaho hiany, dia tsy
mahay manao na inona na inona;
araka izay reko no itsarako; ary
marina ny fitsarako; fa tsy mitady
ny sitrapoko Aho, fa ny sitrapon'
Izay naniraka Ahy. 31 Raha Izaho
no manambara ny tenako, dia tsy
marina ny fanambarako.

32 Misy Anankiray Izay manambara
Ahy, ary fantatro fa marina
ny fanambarana izay anambarany
Ahy. 33 Hianareo naniraka tany
aminy Jaona, ary nanambara ny
marina izy. 34 Fa Izaho tsy mandray
ny fanambarana avy amin'
olona; fa milaza izany zavatra
izany Aho mba ho voavonjy hianareo.
35 Izy dia jiro nirehitra ka
nazava; ary nahafinaritra anareo
ny nifalianareo vetivety [3] tamy ny
fahazavany.

36 Fa Izaho kosa manana fanambarana
lehibe noho Jaona; fa ny
asa nomen' ny Ray Ahy hovitaiko,
dia izany asa ataoko izany no manambara
Ahy fa nirahin' ny Ray.
37 Ary ny Ray Izay naniraka Ahy,
Izy no nanambara Ahy. Tsy mba
renareo ny feony, na hitanareo akory
aza ny endriny, 38 ary ny teniny tsy
mba mitoetra ao anatinareo, satria
tsy mino Izay nirahiny hianareo.

39 Dinihinareo [4] ny Soratra *Masina*,
satria ataonareo fa ao aminy
no anananareo fiainana mandrakizay,
ary ireny no manambara Ahy.
40 Kanefa tsy mety manatona Ahy
hianareo hananareo fiainana.

41 Tsy mandray laza avy amin'
olona Aho. 42 Fa fantatro hianareo,
fa tsy misy fitiavana an' Andriamanitra
ao am-ponareo. 43 Izaho
dia avy amy ny anaran' ny Raiko,
nefa tsy raisinareo; raha misy hafa
avy amy ny anaran' ny tenany, dia
horaisinareo hiany izy. 44 Hataonareo
izay mifampitady laza ahoana
no fino, nefa ny laza avy amy ny
Andriamanitra Tokana kosa dia tsy
tadiavinareo?

45 Aza ataonareo fa Izaho no
hiampanga anareo amy ny Ray;
misy ny mpiampanga anareo, dia
Mosesy izay itokianareo. 46 Fa
raha mba nino any Mosesy hianareo,
dia hino Ahy, satria nanoratra
nilaza Ahy izy. 47 Fa raha tsy
mino izay nosoratany hianareo, hataonareo
ahoana no fino ny teniko?

*Ny nitany Jesosy ny Ranomasiny Galilia, sy ny nampihinanany ny lehilahy dimy arivo.*

‖ Mat. xiv. 13-23; Mar. vi. 30-46; Lio. ix. 10-17.

VI. REHEFA afaka izany, dia
niala Jesosy ka lasa nita
ny Ranomasiny Galilia, dia ny
Ranomasiny Tiberiasy izany. 2
Ary nisy vahoaka betsaka nanaraka
Azy noho ny nahitany ny
famantarana izay efa nataony tamy
ny marary. 3 Ary Jesosy niakatra
tao an-tendrombohitra, dia nipetraka
tao mbamy ny mpianany. 4 Fa efa
akaiky ny Paska, ilay andro firavoravoan'
ny Jiosy.

5 Ary Jesosy nanopy ny masony
ka nahita fa nisy vahoaka betsaka
nanatona Azy, dia hoy Izy taminy
Filipo: Aiza no hividianantsika
mofo hohanin' ireo? 6 Izany no
nataony mba hizahany toetra Azy;
fa Izy nahalala hiany izay efa hataony.
7 Filipo namaly Azy hoe:
Na dia mofo vidina denaria roanjato
aza tsy ampy azy rehetra hana-

[1] *Gr.* ora. [2] *Gr.* ho fitsarana. [3] *Gr.* ora iray. [4] *Na:* Diniho.

nany kely avy. 8 Ny mpianany
anankiray, dia Andrea, rahalahiny
Simona Petera, nilaza taminy hoe:
9 Misy zazalahy atỳ manana mofo
vary hordea dimy sy hazandrano
madinika roa, fa ho ampy inona
moa izany amin' izao olona betsaka
izao?

10 Fa hoy Jesosy: Asaovy mipe-
traka ny olona. Ary nisy ahitra
be teo. Ka dia nipetraka ny lehi-
lahy, tokony ho dimy arivo no
isany. 11 Dia nandray ny mofo
Jesosy; ary rehefa nisaotra, dia
nizara izany tamin' izay nipetraka
hihinana Izy; ary ny hazandrano
koa araka izay nilainy.

12 Ary rehefa voky ny olona, dia
hoy Jesosy tamy ny mpianany:
Angony ny sisa tsy lany, mba tsy
hisy ho very. 13 Dia nangoniny,
ka nahafeno harona roa amby ny
folo ny sombintsombin' ny mofo
vary hordea dimy, izay ambiny tsy
lanin' ny nihinana.

14 Ary hoy ireny olona ireny,
rehefa nahita ny famantarana izay
nataony Jesosy: Ity tokoa no Ilay
Mpaminany Izay ho tonga amin'
izao tontolo izao.

15 Ary rehefa fantatry Jesosy fa
efa ho avy ny olona haka Azy an-
keriny hataony mpanjaka, dia niala
ka lasa indray Izy irery nankany
an-tendrombohitra.

*Ny nitsangantsanganany Jesosy tambonin' ny ranomasina.*

‖ Mat. xiv. 24-36; Mar. vi. 47-56.

16 ARY rehefa hariva ny andro,
dia nidina ho any amy ny
ranomasina ny mpianany. 17 Ary
niondrana an-tsambokely izy, dia
nita ny ranomasina nankany Kaper-
naomy. Ary efa maizina ny andro
tamin' izay, nefa Jesosy tsy mbola
tonga tany aminy. 18 Ary ny
ranomasina nanonja, fa mafy ny
fifofofofon' ny rivotra. 19 Ary
rehefa nivoy tokony ho dimy amby
roa-polo na telo-polo stadio izy, dia
nahita any Jesosy nitsangantsan-
gana eny ambonin' ny ranomasina
ka nanakaiky ny sambokely; dia
natahotra izy. 20 Fa hoy Jesosy
taminy: Izaho hiany; aza mataho-
tra. 21 Dia ta-handray Azy ho
eo an-tsambokely izy; ary niaraka
tamin' izay ny sambokely dia tonga
tamy ny tany izay nalehany.

*Ny nitoriany Jesosy ny amy ny mofon' aina.*

22 NONY ampitson' iny ny va-
hoaka izay nijanona teny
am-pitan' ny ranomasina dia nahita
fa tsy nisy sambokely hafa teo afa-
tsy iray hiany, ary Jesosy tsy mba
niara-niondrana an-tsambokely tamy
ny mpianany, fa ny mpianany hiany
no nandeha, 23 kanefa nisy sambo-
kely hafa avy tany Tiberiasy tonga
teo akaikin' ilay tany nihinanany ny
mofo, rehefa nisaotra ny Tompo,—
24 koa nony hitan' ny vahoaka fa
tsy teo Jesosy, na ny mpianany, dia
niondrana an-tsambokely izy ka
nankany Kapernaomy hitady any
Jesosy.

25 Ary rehefa nahita Azy teny
am-pitan' ny ranomasina izy, dia
hoy izy taminy: Raby ô, oviana no
tonga teto Hianao? 26 Jesosy na-
maly azy hoe: Lazaiko aminareo
marina dia marina tokoa: Mitady
Ahy hianareo, nefa tsy noho ny
nahitanareo famantarana, fa noho ny
nihinananareo ny mofo ka voky. 27
Aza miasa hahazo ny hanina mety
ho levona, fa ny hanina izay maha-
ritra ho fiainana mandrakizay, izay
homen' ny Zanak' olona anareo; fa
Izy no nasian' Andriamanitra Ray
tombo-kase.

28 Dia hoy ireo taminy: Inona
no hataonay mba hiasanay ny asan'
Andriamanitra? 29 Jesosy namaly
ka nanao taminy hoe: Izao no asan'
Andriamanitra, dia ny hinoanareo
Izay nirahiny.

30 Dia hoy ireo taminy: Inona
ary no famantarana ataonao, mba
ho hitanay ka hinoanay Anao?
Inona moa no asa ataonao? 31 Ny

razantsika nihinana ny mana tany
an-efitra, araka ny voasoratra hoe:
"Mofo avy tany an-danitra no no-
meny azy hohaniny" (Sal. lxxviii.
24). 32 Dia hoy Jesosy taminy:
Lazaiko aminareo marina dia marina
tokoa: Tsy Mosesy no nanome ana-
reo ny mofo avy tany an-danitra;
fa ny Raiko no manome anareo ny
tena mofo avy any an-danitra. 33
Fa ny mofon' Andriamanitra dia
Ilay midina avy any an-danitra ka
manome fiainana ho an' izao tontolo
izao.

34 Ary hoy ireo taminy: Tompo
ô, omeo anay mandrakariva izany
mofo izany. 35 Hoy Jesosy taminy:
Izaho no mofon' aina; izay mana-
tona Ahy tsy mba ho noana, ary
izay mino Ahy tsy mba hangetaheta
intsony. 36 Fa efa nolazaiko tami-
nareo fa nahita Ahy hiany hianareo,
nefa tsy mino. 37 Izay rehetra
omen' ny Raiko Ahy no hanatona
Ahy; ary izay manatona Ahy dia
tsy mba holaviko mihitsy. 38 Fa
tsy nidina avy tany an-danitra Aho
mba hanao ny sitrapoko, fa ny sitra-
pon' Izay naniraka Ahy. 39 Ary
izao no sitrapon' Izay naniraka Ahy,
dia ny tsy hamelako hisy very izay
rehetra nomeny Ahy, fa hatsangako
indray amy ny andro farany izy.
40 Fa izao no sitrapon' ny Raiko,
dia ny hahazoan' izay rehetra mijery
ny Zanaka ka mino Azy fiainana
mandrakizay; ary Izaho hanangana
azy amy ny andro farany.

41 Dia nimonomonona taminy
Jesosy ny Jiosy, satria Izy nanao
hoe: Izaho no mofo izay nidina avy
tany an-danitra. 42 Dia hoy ireo:
Tsy ilehio va no Jesosy, zanaky
Josefa, izay fantatsika ny rainy
aman-dreniny? Ahoana no dia anao-
vany ankehitriny hoe: Izaho nidina
avy tany an-danitra?

43 Jesosy namaly ka nanao ta-
miny hoe: Aza mimonomonona hia-
nareo. 44 Tsy misy olona mahay
manatona Ahy, raha tsy taomin' ny
Ray Izay naniraka Ahy; ary Izaho
hanangana azy amy ny andro farany.
45 Voasoratra ao amy ny mpami-
nany hoe: "Ary izy rehetra dia
hampianarin' Andriamanitra" (Isa.
liv. 13). Izay rehetra mandre ka
mianatra amy ny Ray no manatona
Ahy. 46 Nefa tsy nisy nahita ny
Ray, afa-tsy Izay avy amin' An-
driamanitra: Izy no nahita ny
Ray.

47 Lazaiko aminareo marina dia
marina tokoa: Izay mino no manana
fiainana mandrakizay. 48 Izaho
no mofon' aina. 49 Ny razanareo
nihinana ny mana tany an-efitra,
nefa maty hiany. 50 Ity no mofo
izay midina avy any an-danitra, mba
tsy ho faty izay mihinana azy. 51
Izaho no mofo velona, izay nidina
avy tany an-danitra; raha misy
mihinana ity mofo ity, dia ho ve-
lona mandrakizay izy; ary ny mofo
izay homeko dia ny nofoko ho fiai-
nan' izao tontolo izao.

52 Dia nifanditra ny Jiosy ka
nanao hoe: Hataon' ilehio ahoana
re no fanome ny nofony hohanin-
tsika? 53 Fa hoy Jesosy taminy:
Lazaiko aminareo marina dia marina
tokoa: Raha tsy mihinana ny nofon'
ny Zanak' olona sy misotro ny
rany hianareo, dia tsy manana fiai-
nana ao aminareo. 54 Izay mihi
nana ny nofoko sy misotro ny rako
no manana fiainana mandrakizay;
ary Izaho hanangana azy amy ny
andro farany. 55 Fa ny nofoko no
tena fihinana, ary ny rako no tena
fisotro. 56 Izay mihinana ny no-
foko sy misotro ny rako no mitoetra
ao amiko, ary Izaho kosa ao aminy.
57 Ary tahaka ny nanirahan' ny
Ray velona Ahy, ary Izaho koa
velona amy ny Ray, dia tahaka
izany koa, izay mihinana Ahy no
ho velona amiko. 58 Ity no mofo
izay nidina avy tany an-danitra;
tsy tahaka ny razana izay nihinana,
nefa maty hiany; fa izay mihinana
ity mofo ity dia ho velona mandra-
kizay.

59 Izany teny izany no nolazainy

tao amy ny synagoga, raha nampia-
natra tao Kapernaomy Izy.
60 Koa maro tamy ny mpianany,
nony nandre, dia nanao hoe: Saro-
tra izany teny izany, iza no maha-
haino izany? 61 Ary fantatry Je-
sosy tao am-pony fa nimonomonona
tamin' izany ny mpianany, ka dia
hoy Izy taminy: Mahatafintohina
anareo va izany? 62 Mainka raha
mahita ny Zanak' olona miakatra
ho any amin' izay nitoerany taloha
hianareo. 63 Ny fanahy no maha-
velona; ny nofo tsy mahasoa na
inona na inona; ny teny izay nola-
zaiko taminareo dia fanahy sy fiai-
nana. 64 Fa misy ny sasany ami-
nareo izay tsy mino.
Fa fantatry Jesosy hatramy ny
voalohany izay tsy nino sy izay ha-
madika Azy. 65 Ary hoy Izy:
Izany no nilazako taminareo fa tsy
misy olona mahay manatona Ahy,
raha tsy nomen' ny Ray azy izany.
66 Hatramin' izany [1] dia maro
tamy ny mpianany no nihemotra ka
tsy niara-nandeha taminy intsony.
67 Dia hoy Jesosy tamy ny roa
amby ny folo lahy: Hianareo koa
va mba te-hiala? 68 Simona Petera
namaly Azy hoe: Tompo ô, han-
kany amin' iza moa izahay? Hia-
nao no manana ny tenin' ny fiainana
mandrakizay. 69 Ary izahay mino
ka mahalala fa Hianao no Ilay Ma-
sin' Andriamanitra. 70 Jesosy na-
maly azy hoe: Tsy Izaho va no
nifidy anareo roa amby ny folo lahy,
nefa ny anankiray aminareo aza dia
devoly? 71 Fa Izy nilaza any
Jodasy, *zanaky* Simona Iskariota;
a izy io no ilay efa hamadika Azy,
*nefa* isan' ny roa amby ny folo lahy.

*Ny niakarany Jesosy tany Jerosalema tamy ny andro firavoravoana Tabernakely, sy ny nampianarany teo an-kianjan' ny tempoly, ary ny nitadiavan' ny lehibe hisambotra Azy.*

VII. ARY rehefa afaka izany,
dia nandeha tany Galilia
Jesosy; fa nalain-kandeha tany Jo-
dia Izy, satria nitady hahafaty Azy
ny Jiosy. 2 Ary efa akaiky ny
andro firavoravoan' ny Jiosy, dia ny
amy ny Tabernakely, 3 ka hoy ny
rahalahiny taminy: Mialà eto, ka
mandehana ho any Jodia, mba ho
hitan' ny mpianatrao koa ny asa
izay ataonao; 4 fa tsy misy olona
manao zavatra amy ny takona, nefa
ny tenany mitady ho hita mihari-
hary; [2] raha manao izany zavatra
izany Hianao, dia misehoa amin'
izao tontolo izao. 5 Fa na dia ny
rahalahiny aza tsy nino Azy. 6
Dia hoy Jesosy taminy: Tsy mbola
tonga ny fotoako; fa ny fotoanareo
dia vonona lalandava. 7 Tsy ma-
hazo mankahala anareo izao tontolo
izao; fa Izaho no halany, satria
milaza fa ratsy ny asany. 8 Mia-
kara ho amy ny andro firavoravoana
hianareo; fa Izaho tsy mbola mia-
katra ho amin' ity andro firavo-
ravoana ity; satria tsy mbola tonga
ny fotoako. 9 Ary rehefa nilaza
izany teny izany taminy Izy, dia
mbola nitoetra tany Galilia hiany.
10 Fa rehefa lasa niakatra ho
amy ny andro firavoravoana ny ra-
halahiny, dia niakatra koa Izy, nefa
tsy mba nisehoseho, fa toa niafina-
fina. 11 Ary ny Jiosy dia nitady
Azy tamy ny andro firavoravoana
ka nanao hoe: Aiza Izy? 12 Ary
nitakoritsika Azy be hiany ny va-
hoaka. Hoy ny sasany: Tsara
fanahy Izy; fa hoy kosa ny sasany;
Tsia; fa mamitaka ny vahoaka Izy.
13 Nefa tsy nisy sahy niresaka
Azy miharihary noho ny fahataho-
rany ny Jiosy.
14 Ary rehefa nisasaka ny andro
firavoravoana, dia niakatra teo an-
kianjan' ny tempoly Jesosy ka nam-
pianatra. 15 Dia gaga ny Jiosy
ka nanao hoe: Ahoana no nahaizan'
ilehity soratra, nefa tsy mba nia-

[1] *Na:* Noho izany.

[2] *Na:* mitady ho hita fa matoky.

natra Izy? 16 Dia namaly azy
Jesosy ka nanao hoe: Tsy Ahy ny
fampianarako, fa an' Izay naniraka
Ahy. 17 Raha misy olona ta-hanao
ny sitrapony, dia hahalala ny amy
ny fampianarana izy, na avy amin'
Andriamanitra izany, na miteny ho
Ahy Aho. 18 Izay miteny ho azy
dia mitady ny voninahitry ny tena-
ny; fa izay mitady ny voninahitr'
Izay naniraka azy no marina, ary
tsy misy tsi-fahamarinana ao aminy.
19 Tsy Mosesy va no nanome ana-
reo ny lalàna? nefa tsy misy eo
aminareo mankatò ny lalàna. Na-
hoana hianareo no mitady hamono
Ahy?

20 Ny vahoaka namaly hoe: Ma-
nana demonia Hianao; iza no mi-
tady hamono Anao? 21 Jesosy
namaly ka nanao taminy hoe: Asa
iray loha hiany no nataoko, ka gaga
avokoa hianareo rehetra. 22 Izao
no nanomezany Mosesy anareo ny
famorana: tsy noho izy avy taminy
Mosesy, fa noho izy avy tamy ny
razana, ka na dia amy ny Sabata
aza dia mamora olona hiany hia-
nareo. 23 Raha amy ny Sabata
aza no amorana olona, mba tsy
hahafoana ny lalàny Mosesy, dia
tezitra amiko va hianareo, satria
nisy olona anankiray nataoko sitrana
avokoa ny tenany rehetra tamy ny
Sabata. 24 Aza mitsara araka ny
miseho, fa mba mitsarà marina.

25 Ary ny mponina sasany tany
Jerosalema dia nanao hoe: Tsy ile-
hity va ilay tadiaviny hovonoina?
26 Ary indro Izy miteny mihari-
hary, nefa tsy misy miteny Azy
akory. Sao efa fantatry ny mpana-
paka anie fa io no Kristy? 27
Nefa fantatsika izay nihavian' ilehio,
fa raha avy Kristy, tsy misy maha-
lala izay hihaviany. 28 Dia nian-
tso teo an-kianjan' ny tempoly Je-
sosy, raha nampianatra, ka nanao
hoe: Izaho dia fantatrareo, sady
fantatrareo koa izay nihaviako; ary
tsy avy ho Ahy Aho, fa marina ny
naniraka Ahy, Izay tsy fantatrareo.
29 Izaho mahalala Azy; fa Izy no
nihaviako, ka Izy no naniraka Ahy.
30 Dia nitady hisambotra Azy ny
olona; kanefa tsy nisy naninji-tàna-
na taminy, satria tsy mbola tonga
ny fotoany.

31 Ary maro ny vahoaka no nino
Azy ka nanao hoe: Raha tonga
Kristy, moa hanao famantarana
maro mihoatra noho ny nataon' ity
lehilahy ity va Izy? 32 Ny Fariseo
nandre ny vahoaka nitakoritsika
izany zavatra izany ny aminy; ary
ny lohan' ny mpisorona sy ny Fariseo
dia naniraka mpiandry raharaha
mba hisambotra Azy. 33 Dia hoy
Jesosy: Kely foana no itoerako
aminareo, dia hankany amin' Izay
naniraka Ahy Aho. 34 Hitady Ahy
hianareo, fa tsy hahita; ary izay
itoerako dia tsy azonareo haleha.

35 Dia niresaka hoe ny Jiosy:
Hankaiza moa no halehan' ilehity,
no tsy ho hitantsika? Hankany
amin' izay miely any amy ny Grika
va Izy ka hampianatra ny Grika?
36 Ahoana re izao teny nolazainy
izao hoe: Hitady Ahy hianareo, fa
tsy hahita; ary izay itoerako tsy
azonareo haleha?

37 Ary tamy ny andro farany,
izay andro lehibe tamy ny andro
firavoravoana, dia nitsangana Je-
sosy ka niantso nanao hoe: Raha
misy olona mangetaheta, aoka izy
hanatona Ahy ka hisotro. 38 Izay
mino Ahy, dia hisy onin' ny rano
velona hiboiboika avy ao an-kibony,
araka ny voalazan' ny Soratra *Ma-
sina.* 39 Ary ny Fanahy, Izay efa
horaisin' ny mino Azy, no nolazainy
tamin' izany; fa ny Fanahy[1] tsy
mbola *nomena,* satria Jesosy tsy
mbola niditra tamy ny voninahiny.

40 Ary ny sasany tamy ny va-
hoaka, raha nandre izany teny izany,
dia nanao hoe: Ity tokoa no Ilay
Mpaminany. 41 Hoy ny sasany:

[1] *Na:* [Fanahy Masina].

Ity no Kristy. Fa hoy kosa ny
sasany: Avy any Galilia va no iha-
viany Kristy? 42 Tsy voalazan'
ny Soratra *Masina* va fa Kristy
dia avy amy ny taranaky Davida,
sady avy ao Betlehema, vohitra
nonenany Davida (Mik. v. 1)? 43
Dia nisara-tsaina ny aminy Jesosy
ny vahoaka. 44 Ary ny sasany
nitady hisambotra Azy; kanefa tsy
nisy naninji-tànana taminy.

45 Ary ny mpiandry raharaha
nankeo amy ny lohan' ny mpisorona
sy ny Fariseo, ka hoy izy ireo ta-
miny: Nahoana hianareo no tsy
nitondra Azy? 46 Ny mpiandry
raharaha namaly hoe: Tsy mbola
nisy olona niteny tahaka izany. 47
Ary ny Fariseo namaly azy hoe:
Hianareo koa va voafitaka? 48
Moa misy mpanapaka na Fariseo
mba nino Azy? 49 Fa voaozona
ireto vahoaka ireto, izay tsy maha-
lala ny lalàna.

50 Ary Nikodemosy, anankiray
teo aminy, dia ilay nankeo aminy
Jesosy teo aloha, dia nanao taminy
hoe: 51 Moa manameloka olona va
ny lalàntsika, raha tsy mbola mi-
haino azy aloha ka mahafantatra
izay nataony? 52 Izy ireo namaly
ka nanao taminy hoe: Hianao koa
angaha mba avy any Galilia? Di-
niho, dia ho hitanao fa tsy mba
misy mpaminany avy any Galilia.

*Ny amin' ilay vehivavy azo nijanga-janga.*

53 [DIA samy lasa nody ho any
an-tranony avy izy rehe-
VIII. tra; fa Jesosy kosa nankany
an-tendrombohitra Oliva. 2
Ary nony maraina koa dia nankeo
an-kianjan' ny tempoly indray Je-
sosy, ary ny vahoaka rehetra na-
natona Azy, dia nipetraka Izy ka
nampianatra azy.

3 Ary nisy vehivavy anankiray
azo nijangajanga nentin' ny mpa-
nora-dalàna sy ny Fariseo; ary re-
hefa napetrany teo afovoany izy, 4
dia hoy ireo taminy: Mpampianatra
ô, ity vehivavy ity azo olan-tànana
nijangajanga. 5 Ary ao amy ny
lalàna Mosesy dia nandidy antsika
fa hotoraham-bato izay vehivavy
manao toy izany (Deo. xxii. 22-24);
fa ahoana kosa hoy Hianao? 6
Izany no nolazainy hakany fanahy
Azy, mba hahazoany izay hiampan-
gany Azy. Fa Jesosy niondrika ka
nanoratra teo amy ny tany tamy ny
rantsan-tànany. 7 Ary raha naha-
ritra nanontany Azy ireo, dia ni-
traka Izy ka nanao taminy hoe:
Izay tsy nanota eo aminareo no
aoka hitora-bato azy voalohany. 8
Dia niondrika indray Izy ka nano-
ratra teo amy ny tany tamy ny
rantsan-tànany. 9 Ary raha nan-
dre izany izy, dia nivoaka tsirairay
hatramy ny zokinjokiny ka hatramy
ny zandrinjandriny; ary Jesosy
irery hiany no sisa teo sy ilay vehi-
vavy teo. 10 Ary rehefa nitraka
Jesosy, dia hoy Izy taminy: Rave-
hivavy, aiza ireny? Tsy nisy nana-
meloka anao va? 11 Ary hoy izy:
Tsy misy, Tompoko. Dia hoy Je-
sosy: Izaho koa dia tsy manameloka
anao; mandehana, ary amin' izao
sisa izao dia aza manota intsony].

*Ny nampianarany Jesosy indray teo an-kianjan' ny tempoly, sy ny nahatezeran' ny lehibe taminy.*

12 ARY Jesosy niteny tamy ny
olona indray ka nanao hoe:
Izaho no fahazavan' izao tontolo
izao; izay manaraka Ahy tsy mba
handeha amy ny maizina, fa hanana
ny fahazavan' aina.

13 Ary hoy ny Fariseo taminy:
Hianao manambara ny tenanao, koa
tsy marina ny fanambaranao. 14
Jesosy namaly ka nanao taminy hoe:
Na dia manambara ny tenako aza
Aho, dia marina ny fanambarako,
satria fantatro izay nihaviako sy
izay alehako; fa hianareo kosa tsy
mahalala izay ihaviako, na izay
alehako. 15 Hianareo mitsara ara-
ka ny nofo; Izaho tsy mitsara olona
na dia iray akory aza. 16 Ary na

dia mitsara aza Aho, dia marina ny
fitsarako, satria tsy irery Aho, fa
Izaho sy ny Ray Izay naniraka Ahy.
17 Ary voasoratra ao amy ny lalà-
nareo fa marina ny fanambaran' ny
olona roa lahy (Deo. xix. 15). 18
Izaho no manambara ny tenako, ary
ny Ray Izay naniraka Ahy dia ma-
nambara Ahy koa. 19 Dia hoy
ireo taminy: Aiza izay Rainao?
Jesosy namaly hoe: Samy tsy fan-
tatrareo, na Izaho, na ny Raiko;
raha nahalala Ahy hianareo, dia ho
nahalala ny Raiko koa.

20 Izany teny izany no nolazainy
Jesosy teo akaikin' ny fandatsahan-
drakitra, raha nampianatra teo an-
kianjan' ny tempoly Izy; ary tsy
nisy olona nisambotra Azy, satria
tsy mbola tonga ny fotoany.

21 Ary hoy indray Jesosy ta-
miny: Handeha Aho, ary hitady
Ahy hianareo, ary ho faty amy ny
fahotanareo; izay alehako tsy azo-
nareo haleha. 22 Dia hoy ny Jiosy:
Hamono tena va Izy, no manao hoe:
Izay alehako tsy azonareo haleha?
23 Fa hoy Izy taminy: Hianareo
avy aty ambany; Izaho avy any
ambony; hianareo avy amin' izao
tontolo izao; Izaho tsy mba avy
amin' izao tontolo izao; 24 koa
izany no nilazako taminareo fa ho
faty amy ny fahotanareo hianareo;
fa raha tsy mino hianareo fa Izaho
no Izy, dia ho faty amy ny fahota-
nareo hianareo.

25 Dia hoy ireo taminy: Iza moa
Hianao? Hoy Jesosy taminy: Ilay
nolazaiko taminareo hatramy ny
voalohany.[1] 26 Manana zavatra
maro hilazana sy hitsarana anareo
Aho, satria marina Izay naniraka
Ahy; ary izay zavatra efa reko ta-
miny no lazaiko amin' izao tontolo
izao. 27 Tsy fantany fa ny Ray no
nolazainy taminy, 28 ka dia hoy
Jesosy: Rehefa asandratrareo ny
Zanak' olona, dia ho fantatrareo fa
Izaho no Izy, ary tsy manao na
inona na inona ho Ahy Aho, fa araka
ny nampianarin' ny Raiko Ahy no
ilazako izany zavatra izany. 29
Ary izay naniraka Ahy dia eto
amiko; tsy nandao Ahy ho irery
Izy, satria Izaho manao izay sitrany
mandrakariva. 30 Raha nanao
izany teny izany Jesosy, dia maro
no nino Azy.

31 Dia hoy Jesosy tamy ny Jiosy
izay nino Azy: Raha maharitra
amy ny teniko hianareo, dia ho
mpianatro tokoa; 32 ka ho fanta-
trareo ny marina, ary ny marina
hahafaka anareo tsy ho andevo. 33
Ary ireo dia namaly Azy ka nanao
hoe: Taranaky Abrahama izahay,
fa tsy mba andevon' olona hatrizay
ela izay; koa nahoana no ataonao
hoe: Ho afaka hianareo?

34 Jesosy namaly azy hoe: La-
zaiko aminareo marina dia marina
tokoa fa izay rehetra manota dia
andevon' ny ota. 35 Fa ny andevo
tsy mitoetra ao an-trano mandra-
kariva;[2] fa ny zanaka no mitoetra
ao mandrakariva.[2] 36 Koa raha
ny Zanaka no hahafaka anareo, dia
ho afaka tokoa hianareo. 37 Fan-
tatro hiany fa taranaky Abrahama
hianareo, nefa mitady hamono Ahy,
satria ny teniko tsy mitombo ao
anatinareo. 38 Izay efa hitako
tamy ny Ray no lazaiko, ary hia-
nareo kosa manao izay renareo tamy
ny *rainareo.*

39 Dia namaly ireo ka nanao ta-
miny hoe: Abrahama no rainay.
Hoy Jesosy taminy: Raha zanaky
Abrahama hianareo, dia ny asany
Abrahama no hataonareo. 40 Fa
ankehitriny hianareo mitady ha-
mono Ahy, Izay lehilahy nilaza ny
marina taminareo, dia izay efa reko
tamin' Andriamanitra; tsy mba na-
nao izany Abrahama. 41 Hianareo
manao ny asan' ny rainareo.

Hoy ireo taminy: Tsy mba te-
raka avy tamy ny fijangajangana
izahay; iray Ray izahay, dia An-

[1] *Na:* Ilay lazaiko aminareo indrindra.

[2] *Gr.* mandrakizay.

driamanitra hiany. 42 Hoy Jesosy
taminy: Raha Andriamanitra no
Rainareo, dia ho tia Ahy hianareo,
satria avy tamin' Andriamanitra no
nivoahako sy nankanesako atỳ; fa
Izaho tsy tonga ho Ahy, fa Izy no
naniraka Ahy. 43 Nahoana no tsy
azonareo ny teniko? satria tsy ma-
hay mihaino ny teniko hianareo. 44
Hianareo avy tamy ny devoly rai-
nareo, ka izay sitraky ny rainareo
no tianareo hatao. Izy dia mpa-
mono olona hatramy ny taloha, ary
tsy nitoetra tamy [1] ny marina, satria
tsy misy marina aminy. Raha man-
dainga izy, dia ny azy no lazainy,
satria mpandainga izy sady rain' ny
lainga. 45 Fa satria milaza ny
marina Aho, dia tsy inoanareo. 46
Iza moa aminareo no mampiseho
Ahy ho nanota? Raha ny marina
no lazaiko, nahoana hianareo no tsy
mino Ahy? 47 Izay avy amin'
Andriamanitra dia mihaino ny te-
nin' Andriamanitra; izany no tsy
ihainoanareo, satria tsy mba avy
amin' Andriamanitra hianareo.

48 Dia namaly ny Jiosy ka na-
nao taminy hoe: Tsy marina va ny
filazanay fa Samaritana Hianao sady
manana demonia? 49 Jesosy na-
maly hoe: Izaho tsy manana de-
monia, fa mankalaza ny Raiko ary
hianareo kosa mahafa-boninahitra
Ahy. 50 Fa Izaho tsy mitady ny
voninahitro; misy Iray mitady sy
mitsara. 51 Lazaiko aminareo ma-
rina dia marina tokoa: Raha misy
olona mitandrina ny teniko, dia tsy
mba hahita fahafatesana izy man-
drakizay.

52 Dia hoy ny Jiosy taminy:
Fantatray ankehitriny fa manana
demonia Hianao. Efa maty Abra-
hama sy ny mpaminany; nefa hoy
Hianao: Raha misy olona mitan-
drina ny teniko, dia tsy mba hanan-
drana fahafatesana izy mandraki-
zay. 53 Moa Hianao va lehibe noho
Abrahama rainay izay efa maty?
sady efa maty koa ny mpaminany;
manao Anao ho iza moa Hianao?
54 Jesosy namaly hoe: Raha man-
kalaza ny tenako Aho, dia tsinon-
tsinona ny lazako; ny Raiko, Izay
ataonareo fa Andriamanitrareo, Izy
no mankalaza Ahy. 55 Tsy fan-
tatrareo Izy, fa Izaho no mahalala
Azy; ary raha hoy Izaho: Tsy fan-
tatro Izy, dia mba mpandainga ta-
haka anareo koa Aho; nefa ma-
halala Azy Aho ka mitandrina ny
teniny. 56 Ravoravo Abrahama
rainareo hahita ny androko; ary
nahita izy ka faly.

57 Dia hoy ny Jiosy taminy:
Tsy mbola dimam-polo taona akory
Hianao, ka dia efa nahita any Abra-
hama va? 58 Hoy Jesosy taminy:
Lazaiko aminareo marina dia ma-
rina tokoa: Fony tsy mbola ary
Abrahama, dia Izy Aho.

59 Dia naka vato hitoraka Azy ny
olona; fa Jesosy niery ka niala teo
an-kianjan' ny tempoly.[2]

*Ny nampahiratany Jesosy an-drale-
hilahy teraka jamba.*

IX. ARY raha nandalo Jesosy,
dia nahita lehilahy jamba
hatry ny fony vao teraka. 2 Ary
ny mpianany nanontany Azy hoe:
Raby ô, iza moa no nanota, io lehi-
lahy io va, sa ny ray aman-dreniny,
no dia teraka jamba izy? 3 Jesosy
namaly hoe: Tsy io lehilahy io no
nanota, na ny ray aman-dreniny, fa
ny hanehoana ny asan' Andriamani-
tra eo aminy. 4 Isika tsy maintsy
manao ny asan' Izay naniraka Ahy,
raha mbola antoandro; avy ny alina,
ka tsy mahazo miasa ny olona. 5
Raha amin' izao tontolo izao Aho,
dia fahazavan' izao tontolo izao.

6 Rehefa nilaza izany Izy, dia
nandrora tamy ny tany ka nanao
feta tamy ny rora, dia nahosony ny
mason' ilay jamba. 7 Ary hoy Izy
taminy: Andeha, sasao *ny masonao*
any amy ny farihy Siloama (izay

[1] *Na:* [mitoetra amy]. [2] *Ampio hoe:* [ary namaky teo afovoan' ny olona ka lasa].

atao hoe, raha adika, Nirahina).
Dia lasa izy ka nanasa, dia niverina
nahiratra.
8 Koa izay nifanolotra taminy sy
izay nahita azy fa mpangataka izy
taloha dia nanao hoe: Tsy ity va
ilay nipetraka nangataka? 9 Hoy
ny sasany: Izy ity; fa hoy ny sa-
sany: Tsia, fa tahaka azy hiany;
ary hoy kosa izy: Izaho no izy. 10
Dia hoy ny olona taminy: Ahoana
no nahiratan' ny masonao? 11 Ary
izy namaly ka nanao hoe: Ilay lehi-
lahy atao hoe Jesosy no nanao feta,
dia nanosotra ny masoko ka nanao
tamiko hoe: Mankanesa any Siloa-
ma, ka sasao *ny masonao;* koa nan-
deha aho, dia nanasa *azy*, ka dia
nahiratra. 12 Ary hoy ny olona
taminy: Aiza moa izany lehilahy
izany? Hoy ralehilahy: Tsy fan-
tatro.
13 Ary ilay jamba taloha dia
nentiny tany amy ny Fariseo. 14
Ary tamy ny andro Sabata no
nanaovany Jesosy ny feta sy nam-
pahiratany ny mason-dralehilahy.
15 Ary ny Fariseo koa nanontany
azy izay nahiratan' ny masony.
Dia hoy izy taminy: Nasiany feta
ny masoko, dia nosasako, ka nahi-
ratra aho. 16 Ary hoy ny Fariseo
sasany: Tsy avy amin' Andriama-
nitra izany lehilahy izany, satria
tsy mitandrina ny Sabata Izy. Hoy
ny sasany: Hataon' ny lehilahy
mpanota ahoana no fahay manao
fahagagana toy izany? Dia nisara-
tsaina izy. 17 Ary hoy indray izy
tamin' ilay jamba: Ahoana no ilaza-
nao Azy, fa nampahiratra ny masonao
Izy? Dia hoy izy: Mpaminany Izy.
18 Ary amin' izany ny Jiosy tsy
nino azy ho efa jamba ka nahiratra,
ambara-piantsony ny ray aman-
drenin' ilay nahiratra 19 ka nanon-
taniany hoe: Zanakareo moa ity,
izay lazainareo fa teraka jamba?
Koa nanao ahoana ary no nahira-
tany izao? 20 Ny ray aman-dreniny
namaly ka nanao hoe: Fantatray
fa zanakay ity sady teraka jamba;
21 fa tsy fantatray izay nahiratany
izao; ary tsy fantatray izay nampa-
hiratra ny masony; izy hiany no
anontanio; efa lehibe izy, aoka izy
no hilaza ny amy ny tenany. 22
Izany teny izany no nolazain' ny
ray aman-dreniny, satria natahotra
ny Jiosy izy; fa efa nifanaiky raha-
teo ny Jiosy fa raha misy manaiky
Azy ho Kristy, dia horoahina hiala
amy ny synagoga. 23 Izany no
nilazan' ny ray aman-dreniny hoe:
Efa lehibe izy, koa izy no anontanio.
24 Dia niantso ilay jamba teo
aloha indray izy ka nanao taminy
hoe: Omeo voninahitra Andriama-
nitra; izahay mahalala fa mpanota
izany lehilahy izany. 25 Fa izy
namaly hoe: Tsy fantatro na mpa-
nota Izy, na tsia; zavatra iray loha
hiany no fantatro: jamba aho teo
aloha, fa mahiratra aho izao.
26 Dia hoy izy taminy: Inona
no nataony taminao? Nanao ahoana
ange no nampahiratany ny masonao?
27 Dia namaly azy hoe izy: Efa
voalazako taminareo rahateo, fa tsy
nihaino hianareo; nahoana no te-
hihaino indray hianareo? Moa te-
ho mpianany koa va hianareo? 28
Dia nanevateva azy izy ka nanao
hoe: Ialahy no mpianany; fa izahay
mpianatry Mosesy. 29 Izahay ma-
halala fa Mosesy no nitenenan'
Andriamanitra; fa ny amin' izany
lehilahy izany, dia tsy fantatray
izay nihaviany.
30 Ralehilahy namaly azy hoe:
Mba mahagaga tokoa lahy izany!
fa tsy fantatrareo izay nihaviany,
nefa nampahiratra ny masoko Izy.
31 Fantatsika fa Andriamanitra tsy
mihaino ny mpanota; fa izay miva-
vaka aminy sy manao ny sitrapony
no henoiny. 32 Hatrizay hatrizay
dia tsy mbola re fa nisy nampahira-
tra ny mason' izay teraka jamba.
33 Raha tsy avy amin' Andriama-
nitra izany lehilahy izany, dia tsy
mahefa na inona na inona Izy. 34
Ary namaly ireo ka nanao taminy
hoe: Tena teraka tamy ny ota ialahy,

ka ialahy indray va mampianatra anay? Dia noroahiny izy.

35 Jesosy nandre fa efa noroahiny ralehilahy; ary rehefa nahita azy Izy, dia nanao hoe: Mino ny Zanak' Andriamanitra va hianao? 36 Ralehilahy namaly ka nanao hoe: Iza moa no Izy, Tompoko, mba hinoako Azy? 37 Hoy Jesosy taminy: Efa nahita Azy hianao, sady Izay miresaka aminao izao no Izy. 38 Ary hoy izy: Tompoko, mino aho. Dia niankohoka teo anatrehany izy.

39 Ary hoy Jesosy: Ho fitsarana no nahatongavako amin' izao tontolo izao, mba hahiratra ny tsy mahiratra, ary mba ho tonga jamba kosa ny mahiratra.

40 Ary ny Fariseo sasany izay teo aminy, nony nandre izany, dia nanao taminy hoe: Izahay koa va mba jamba? 41 Hoy Jesosy taminy: Raha jamba hianareo, dia tsy ho nanan-keloka; nefa hoy hianareo ankehitriny: Mahiratra izahay; dia tsy afaka ny helokareo.

*Ny nitoriany Jesosy ny amy ny mpiandry ondry, sy ny nilazany ny tenany ho Mpiandry Tsara.*

X. LAZAIKO aminareo marina dia marina tokoa fa izay tsy miditra amy ny vavahady ho amy ny valan' ondry, fa mananika ny fefy dia mpangalatra sy jiolahy.
2 Fa izay miditra amy ny vavahady no mpiandry ny ondry. 3 Ary izy no vohan' ny mpiandry vavahady; ary ny ondry mihaino ny feony; ary izay ondriny tokoa dia antsoiny amy ny anarany avy ka entiny mivoaka.
4 Ary rehefa mamoaka ireo rehetra ireo izy, dia mialoha azy; ary ny ondriny manaraka azy, satria mahalala ny feony ireo. 5 Ary ny vahiny tsy harahiny, fa handosirany, satria tsy fantany ny feon' ny vahiny. 6
Izany fanoharana izany no nolazainy Jesosy taminy, nefa tsy azony izay zavatra nolazainy taminy.

7 Dia hoy indray Jesosy taminy: Lazaiko aminareo marina dia marina tokoa: Izaho no vavahadin' ondry.
8 Mpangalatra sy jiolahy izay rehetra tonga talohako; fa tsy nihaino azy ny ondry. 9 Izaho no vavahady; raha Izaho no hidiran' ny olona, dia hovonjena izy ka hiditra sy hivoaka sady hahazo hanina. 10
Ny mpangalatra tsy avy raha tsy hangalatra sy hamono ary handringana; Izaho avy mba hananany fiainana, sady hananany be dia be.

11 Izaho no Mpiandry Tsara; ny Mpiandry Tsara manolotra ny ainy hamonjy ny ondry. 12 Ary ny mpikarama, satria tsy mpiandry na tompon' ny ondry izy, koa raha mahita ny amboadia[1] avy, dia mandao ny ondry ka mandositra, ary ny amboadia[1] misambotra ny ondry ka mampihahaka azy; 13 *mandositra izy*, satria mpikarama ka tsy mitandrina ny ondry. 14 Izaho no Mpiandry Tsara; ary fantatro ny Ahy, sady fantany Aho, 15 dia tahaka ny ahafantaran' ny Ray Ahy sy ny ahafantarako ny Ray; ary Izaho manolotra ny aiko hamonjy ny ondry. 16 Manana ondry hafa izay tsy amin' ity vala ity Aho; ary ireny koa dia tsy maintsy ho entiko ka hihaino ny feoko; ary ho tonga andiany iray izy, sady iray hiany ny Mpiandry. 17 Ary izany no itiavan' ny Raiko Ahy, satria Izaho manolotra ny aiko mba handraisako azy indray. 18 Tsy misy manaisotra ny aiko amiko, fa ny tenako hiany no manolotra azy. Manana fahefana hanolotra azy Aho, ary manana fahefana haka azy indray. Izany didy izany dia azoko tamy ny Raiko.

19 Ary nisy fisarahana indray tao amy ny Jiosy noho izany teny izany.
20 Ary maro tamin' ireo no nanao hoe: Manana demonia Izy ka efa very saina; nahoana no mihaino Azy hianareo? 21 Hoy kosa ny

[1] lopa.

sasany: Tsy mba tenin' ny demo-
niaka izany; moa ny demonia va
mahay mampahiratra ny mason' ny
jamba?

*Ny teny nataony Jesosy tany Jerosalema tamy ny andro firavoravoana noho ny nanadiovana ny tempoly, sy ny nanoheran' ny Jiosy Azy, ary ny nankanesany tany an-dafiny Jordana.*

22 ARY tonga ny andro firavora-
voana tany Jerosalema, dia
ilay *atao hoe* Fitokanana, ary efa
ririnina ny andro. 23 Ary Jesosy
nitsangantsangana teo an-kianjan'
ny tempoly, teo amy ny Fialofany
Solomona.
24 Dia notangoronan' ny Jiosy
Izy ka nanontaniany hoe: Ambara-
pahoviana nohampisalasalanao anay?
Raha Hianao no Kristy, dia lazao
marimarina aminay. 25 Jesosy na-
maly azy hoe: Efa nilaza taminareo
hiany Aho, nefa tsy mino hianareo;
ny asa izay ataoko amy ny anaran'
ny Raiko no manambara Ahy. 26
Kanefa hianareo tsy mino, satria
tsy mba isan' ny ondriko. 27 Ny
ondriko mihaino ny feoko, ary Izaho
mahalala azy, ary izy manaraka
Ahy, 28 ary Izaho manome azy fiai-
nana mandrakizay, ka tsy ho very
izy mandrakizay, ary tsy hisy han-
drombaka azy amy ny tànako. 29
Ny Raiko Izay nanome Ahy dia
lehibe noho izy rehetra; ary tsy
misy mahay mandrombaka amy ny
tànan' ny Ray. 30 Izaho sy ny
Ray dia iray hiany.
31 Dia naka vato indray ny Jiosy
hitoraka Azy. 32 Jesosy namaly
azy hoe: Maro ny asa tsara nase-
hoko taminareo avy tamy ny Ray;
koa ny asa manao ahoana amin'
ireny moa no itorahanareo vato Ahy?
33 Ny Jiosy namaly Azy hoe: Tsy
asa tsara no itorahanay vato Anao,
fa fitenenan-dratsy,[1] satria olona
hiany Hianao, nefa manao ny tena-
nao ho Andriamanitra.
34 Jesosy namaly azy hoe: Tsy
voasoratra ao amy ny lalànareo va
hoe: "Hoy izaho: Andriamanitra
hianareo"? (Sal. lxxxii. 6.) 35 Raha
ireny izay nanaovana izany tenin'
Andriamanitra izany no natao hoe
andriamanitra (ary ny Soratra *Ma-
sina* tsy azo foanana), 36 moa Izay
nohasinin' ny Ray ka nirahiny ho
amin' izao tontolo izao va no atao-
nareo hoe: Miteny ratsy [2] Hianao,
satria hoy Izaho: Zanak' Andria-
manitra Aho? 37 Raha tsy manao
ny asan' ny Raiko Aho, dia aza
mino Ahy. 38 Fa raha manao hiany
kosa Aho, na dia tsy mino Ahy aza
hianareo, dia minoa ny asa, mba ho
fantatrareo sy hekenareo fa ny Ray
no ato amiko, ary Izaho ao amy ny
Ray. 39 Dia nitady hisambotra
Azy indray ny Jiosy; fa nandositra
azy [3] Izy.
40 Dia lasa nankany an-dafiny
Jordana indray Jesosy ho any amin'
ilay tany nanaovany Jaona batisa
voalohany, ka nitoetra tany Izy.
41 Ary maro no nankeo aminy ka
nanao hoe: Jaona tsy mba nanao
famantarana, nefa izay rehetra no-
lazainy ny amin' ity lehilahy ity dia
marina avokoa. 42 Ary maro no
nino Azy teo.

*Ny nananganany Jesosy any Lazarosy tamy ny maty.*

XI. ARY nisy lehilahy anankiray
narary, dia Lazarosy avy
any Betania, tanànany Maria sy
Marta rahavaviny. 2 Maria dia
ilay nanosotra ny Tompo tamy ny
menaka manitra sy namaoka ny
tongony tamy ny volon-dohany, ary
Lazarosy anadahiny no narary. 3
Ary izy mirahavavy dia naniraka
tany aminy Jesosy hanao hoe: Tom-
poko, indro, marary ilay tianao. 4
Ary rehefa reny Jesosy izany, dia

[1] *Gr.* blasphemia; *izahao Mat.* ix. 3.
[2] *Gr.* manao blasphemia; *izahao and.* 33.
[3] *Gr.* ny tànany.

hoy Izy: Tsy ho fahafatesana no
anton' izany aretina izany, fa ny
hampisehoana ny voninahitr' An-
driamanitra, mba hankalazana ny
Zanak' Andriamanitra. 5 Ary Je-
sosy tia any Marta sy ny rahavaviny
ary Lazarosy.

6 Koa nony reny Jesosy fa narary
Lazarosy, dia mbola nitoetra indroa
andro teo amin' izay nitoerany hiany
Izy. 7 Rehefa afaka izany, dia hoy
Izy tamy ny mpianatra: Andeha
isika ho any Jodia indray. 8 Hoy
ny mpianatra taminy: Raby ô, vao
haingana teo no nitadiavan' ny
Jiosy hitora-bato Anao, ka hankany
indray va Hianao?

9 Jesosy namaly hoe: Tsy roa
amby ny folo va ny ora amy ny in-
dray andro? Raha misy mandeha
amy ny antoandro, dia tsy mba ta-
fintohina izy, fa mahita ny faha-
zavan' izao tontolo izao. 10 Fa
raha misy kosa mandeha amy ny
alina, dia ho tafintohina izy, satria
tsy misy mazava ao aminy.

11 Izany no nolazainy; ary re-
hefa afaka izany, dia hoy Izy ta-
miny: Matory Lazarosy sakaizan-
tsika; fa handeha hamoha azy Aho.
12 Dia hoy ny mpianatra taminy:
Tompoko, raha matory izy, dia ho
tsara hiany.[1] 13 Nefa Jesosy nilaza
ny fahafatesany; fa nataon' izy ireo
kosa fa ny fialan-tsasatra amy ny
torimaso no nolazainy. 14 Ary
tamin' izany Jesosy dia nilaza tsotra
taminy hoe: Maty Lazarosy; 15
ary faly Aho noho ny aminareo,
satria tsy teo Aho, mba hinoanareo;
fa andeha isika hankany aminy.

16 Dia hoy Tomasy (izay atao
hoe Didymo) tamy ny mpianatra
namany: Andeha koa isika mba
hiara-maty aminy.

17 Ary nony tonga Jesosy, dia
hitany fa efa nilevina hefarana izy.

18 Ary Betania dia tao akaikiny
Jerosalema, tokony ho dimy amby
ny folo stadio no elanelany. 19
Ary maro tamy ny Jiosy no efa
tonga teo aminy Marta sy Maria
hitsapa alahelo azy noho ny amy ny
anadahiny. 20 Ary Marta, raha
nandre fa tamy Jesosy, dia nandeha
nitsena Azy; fa Maria kosa nitoe-
tra tao an-trano.

21 Ary hoy Marta taminy Je-
sosy: Tompoko, raha teto Hianao,
dia tsy maty ny anadahiko. 22
Nefa fantatro fa na dia ankehitriny
izao aza na inona na inona no han-
gatahinao amin' Andriamanitra dia
homen' Andriamanitra Anao. 23
Hoy Jesosy taminy: Hitsangana ny
anadahinao. 24 Fa hoy Marta ta-
miny: Fantatro hiany fa hitsangana
izy amy ny fitsanganan' ny maty
amy ny andro farany.

25 Hoy Jesosy taminy: Izaho no
fananganana ny maty sy fiainana;
izay mino Ahy, na dia maty aza,
dia ho velona indray. 26 Ary izay
rehetra velona ka mino Ahy dia tsy
ho faty mandrakizay. Mino izany
va hianao? 27 Hoy izy taminy:
Eny, Tompoko; mino aho fa Hianao
no Kristy, Zanak' Andriamanitra,
Ilay ho tonga amin' izao tontolo
izao.

28 Ary rehefa nilaza izany izy,
dia lasa nandeha ka niantso man-
gingina any Maria rahavaviny, na-
nao hoe: Tonga ny Mpampianatra
ka miantso anao. 29 Ary raha vao
nandre izany Maria, dia nitsangana
faingana izy ka nankeo aminy. 30
Fa Jesosy tsy mbola tonga tao an-
tanàna, fa mbola teo amin' ilay ni-
tsenany Marta Azy hiany. 31 Ary
ny Jiosy izay tao aminy Maria tao
an-trano ka nitsapa alahelo azy, raha
nahita azy nitsangana faingana ka
nivoaka, dia nanaraka azy, satria
nataony fa nankany amy ny fasana
hitomany any izy.

32 Ary Maria, rehefa tonga teo
amin' izay nitoerany Jesosy ka na-
hita Azy, dia niankohoka teo amy
ny tongony ka nanao taminy hoe:

[1] *Gr.* hovonjena.

Tompoko, raha teto Hianao, dia tsy
maty ny anadahiko. 33 Ary Je-
sosy, nony nahita azy nitomany sy
ny Jiosy izay niaraka taminy nito-
many koa, dia vonto ny fanahiny,
ka tora-kovitra Izy; 34 ary hoy
Izy: Aiza moa no nandevenanareo
azy? Dia hoy ireo taminy: Tom-
poko, andeha hizaha. 35 Jesosy
nitomany. 36 Dia hoy ny Jiosy:
Akory ity haben' ny fitiavany azy!
37 Fa hoy ny sasany: Moa tsy
hain' ilehity izay nampahiratra ny
mason' ilay jamba va ny manao
izay tsy ho nahafaty an-dralehilahy
ity?

38 Dia vonto indray ny fanahiny
Jesosy, ka nankeo amy ny fasana
Izy; ary zohy izany, sady nisy vato
narindrina teo. 39 Hoy Jesosy:
Esory ny vato. Hoy Marta, ana-
bavin' ny maty, taminy: Tompoko,
maimbo izy izao, fa efa hefarana
izay. 40 Hoy Jesosy taminy: Tsy
voalazako va fa raha hino hianao,
dia ho hitanao ny voninahitr' An-
driamanitra? 41 Dia nesoriny ny
vato.

Ary Jesosy dia nanandratra ny
masony ka nanao hoe: Ray ô, mi-
saotra Anao Aho, fa efa nihaino
Ahy Hianao. 42 Raha Izaho, dia
fantatro fa mihaino Ahy mandra-
kariva Hianao; fa noho ny vahoaka
mitsangana manodidina no nilazako
izany, mba hinoany fa Hianao no
naniraka Ahy. 43 Ary rehefa na-
nao izany teny izany Izy, dia niantso
tamy ny feo mahery hoe: Ry Laza-
rosy, mivoaha. 44 Dia nivoaka ny
maty nisy fehim-paty ny tànany sy
ny tongony, sady voafehy mosara
koa ny tavany. Hoy Jesosy tamy
ny olona: Vahao izy, ka avelao
handeha.

45 Ary maro tamy ny Jiosy, dia
ireo nankeo aminy Maria ka nahita
ny zavatra nataony Jesosy ireo, no
nino Azy. 46 Fa ny sasany tamin'
ireo kosa dia lasa nankany amy
ny Fariseo ka nilaza taminy izay
nataony.

*Ny nihendren' ny lehibe hahafaty any Jesosy, sy ny nankanesany Jesosy tany Efraima.*

47 ARY ny lohan' ny mpisorona
sy ny Fariseo nanangona
ny Synedriona ka nanao hoe:
Ahoana no hataontsika? fa iny
lehilahy iny dia manao famanta-
rana maro. 48 Raha avelantsika
hanao toy izany hiany Izy, dia hino
Azy avokoa ny olona rehetra; ary
ho avy ny Romana ka handrava ny
fonenantsika sy ny firenentsika. 49
Ary ny anankiray taminy, dia Kaia-
fa, mpisoronabe tamin' izany taona
izany, nanao taminy hoe: Hianareo
tsy mahalala na inona na inona, 50
na misaina akory fa tsara ho ana-
reo, raha ny lehilahy iray no ho
faty hamonjy ny firenena, mba tsy
ho rava avokoa ity firenena ity. 51
Ary tsy niteny izany ho azy izy, fa
satria mpisoronabe tamin' izany tao-
na izany izy, dia naminany fa Je-
sosy ho faty hamonjy ny firenena;
52 ary tsy hamonjy io firenena io
hiany, fa mba hanangona ny zanak'
Andriamanitra izay efa niely ho an-
toko iray.

53 Koa hatramin' izany andro
izany dia nihendry hahafaty Azy
ireo.

*Ny nahatongavany Jesosy tao Betania, sy ny nanosorany Maria Azy.*

‖ Mat. xxvi. 6-13; Mar. xiv. 3-9.

54 ARY Jesosy tsy nandeha ni-
harihary teny amy ny Jio-
sy intsony; fa niala teo Izy nan-
kany amy ny tany akaikin' ny
efitra, ho any an-tanàna atao hoe
Efraima, ary nitoetra tany Izy
mbamy ny mpianatra. 55 Ary efa
akaiky ny Pasky ny Jiosy; ary
maro avy tany an-tsaha no niakatra
ho any Jerosalema talohan' ny Paska
mba hanadio ny tenany. 56 Dia
nitady any Jesosy ireo, raha nija-
nona teo an-kianjan' ny tempoly, ka
niresaka hoe: Ahoana no hevitra-

reo? Tsy mba ho tonga amy ny
andro firavoravoana va Izy? 57
Ary ny lohan' ny mpisorona sy ny
Fariseo efa nandidy fa raha misy
olona mahalala izay itoerany, dia
tsy maintsy milaza, mba hisambo-
rany Azy.

XII. Ary rehefa henemana no sisa
tsy tonga ny Paska, Jesosy
dia tonga tao Betania, izay nitoerany
Lazarosy, ilay natsangany tamy ny
maty. 2 Dia nanao fanasana ho
any Jesosy tao izy; ary Marta no
nanompo; fa Lazarosy no anan-
kiray tamin' izay niara-nipetraka
nihinana taminy.

3 Ary Maria, rehefa naka me-
naka manitra nisy narda sady tsara
no saro-bidy, lanjan' iray livatra,
dia nanosotra ny tongotry Jesosy
sy namaoka ny tongony tamy ny
volon-dohany; ary feno ny hanitry
ny menaka ny trano.

4 Ary hoy Jodasy Iskariota, an-
ankiray tamy ny mpianany, ilay efa
hamadika Azy: 5 Nahoana io me-
naka io no tsy namidy denaria telon-
jato ka nomena ny malahelo? 6
Ary izy no nilaza izany, tsy noho
ny fiahiany ny malahelo, fa satria
mpangalatra izy sady nitondra ny
kitapo ka naka izay tao anatiny.

7 Dia hoy Jesosy: Avelao izy,
mba hotehiriziny ho amy ny andro
hanamboarany Ahy halevina io. 8
Fa ny malahelo dia etỳ aminareo
mandrakariva; fa Izaho tsy mba
ho etỳ aminareo mandrakariva.

9 Ary ny vahoaka betsaka tamy
ny Jiosy nahalala fa teo Izy, dia
tonga teo, nefa tsy noho Jesosy
hiany, fa mba hahita any Lazarosy
koa, ilay natsangany tamy ny maty.
10 Fa nihendry hahafaty any Laza-
rosy koa ny lohan' ny mpisorona,
11 satria izy no nialan' ny maro
tamy ny Jiosy ka ninoany any
Jesosy.

*Ny niakarany Jesosy tany Jero-
salema.*

|| Mat. xxi. 1-11; Mar. xi. 1-11;
Lio. xix. 29-44.

12 ARY nony ampitson' iny ny
vahoaka betsaka, izay tonga
ho amy ny andro firavoravoana, re-
hefa nahare fa hankany Jerosalema
Jesosy, 13 dia naka sampan-drofia
ka nivoaka hitsena Azy sady nian-
tso hoe: Hosana! Isaorana anie ny
Mpanjakan' ny Isiraely, Ilay avy amy
ny anarany Jehovah (Sal. cxviii. 26).

14 Ary Jesosy nahita zana-boriky
anankiray, dia nitaingina azy, araka
ny voasoratra hoe: 15 "Aza mata-
hotra, ry Ziona zanakavavy; indro,
avy ny Mpanjakanao mitaingina
zana-boriky" (Zak. ix. 9).

16 Izany zavatra izany dia tsy
fantatry ny mpianany tamy ny voa-
lohany; fa rehefa niditra tamy ny
voninahiny Jesosy, dia vao naha-
tsiaro izy fa voasoratra hilaza Azy
izany zavatra izany, ary efa nataony
taminy izany.

17 Ary nanambara Azy ny va-
hoaka izay teny aminy, fony Izy
niantso any Lazarosy hivoaka tamy
ny fasana ka nanangana azy tamy
ny maty. 18 Ary izany koa no
nitsenan' ny vahoaka Azy, satria
efa reny fa nanao izany famantarana
izany Izy. 19 Ary tamin' izany
ny Fariseo dia nifampilaza hoe: Hi-
tanareo fa tsy mahefa na inona na
inona akory hianareo; indro, efa
lasa manaraka Azy avokoa izao
tontolo izao.

*Ny amy ny Grika izay ta-hahita any
Jesosy, sy ny nilazany Jesosy ny
amy ny hahafatesany, ary ny amy
ny tsi-finoan' ny olona Azy.*

20 ARY nisy Grika sasany tamin'
izay niakatra hivavaka
tamy ny andro firavoravoana, 21
ary izy ireo nankany aminy Filipo
avy any Betsaida any Galilia, dia
nangataka taminy ka nanao hoe:
Tompoko, mba ta-hahita any Jesosy
izahay. 22 Dia lasa Filipo nilaza

taminy Andrea; ary Andrea sy
Filipo lasa nilaza taminy Jesosy.
23 Ary Jesosy namaly azy hoe:
Tonga ny fotoana hankalazana ny
Zanak' olona. 24 Lazaiko aminareo
marina dia marina tokoa: Raha tsy
latsaka ao amy ny tany ny voam-
bary ka maty, dia mitoetra foana
izy; fa raha maty kosa izy, dia ha-
havokatra be. 25 Izay tia ny ainy
no mahavery izany; fa izay manka-
hala ny ainy amin' izao fiainana
izao no hiaro izany ho amy ny fiai-
nana mandrakizay. 26 Raha misy
olona manompo Ahy, dia aoka izy
hanaraka Ahy; ary izay itoerako,
dia ao koa no hitoeran' ny mpanom-
poko; raha misy olona manompo
Ahy, dia hankalaza azy ny Ray.
27 Ankehitriny mangorohoro ny
fanahiko; ary ahoana no holazaiko?
Ray ô, vonjeo Aho ho afaka amin'
ity ora ity, nefa izao no nihaviako
ho amin' ity ora ity. 28 Ray ô,
mankalazà ny anaranao.
Dia nisy feo avy tany an-danitra
nanao hoe: Efa nankalaza azy Aho,
ary hankalaza azy indray. 29 Ary
ny vahoaka izay nitsangana teo ka
nahare dia nanao hoe: Kotrokorana
izany. Hoy ny sasany: Anjely no
niteny taminy. 30 Jesosy namaly
ka nanao hoe: Tsy noho Izaho no
nahatongavan' izany feo izany, fa
noho hianareo. 31 Tonga ankehi-
triny ny fitsarana izao tontolo izao;
ankehitriny ny andrianan' izao ton-
tolo izao no horoahina. 32 Ary
Izaho, raha asandratra hiala amy
ny tany, dia hitaona ny olona re-
hetra hanatona Ahy. 33 Izany no
nolazainy hanambara izay fahafate-
sana efa hiaretany.
34 Dia namaly Azy ny vahoaka
ka nanao hoe: Efa renay tamy ny
lalàna fa Kristy haharitra mandra-
kizay; koa ahoana no ilazanao hoe:
Tsy maintsy hasandratra ny Zanak'
olona? Iza moa izany Zanak' olona
izany? 35 Dia hoy Jesosy taminy:
Mbola kely hiany no hitoeran' ny
mazava aminareo. Mandehana, raha
mbola manana ny mazava hianareo,
mba tsy hahatratra anareo ny mai-
zina; fa izay mandeha amy ny mai-
zina dia tsy mahalala izay alehany.
36 Raha mbola manana ny mazava
hianareo, dia minoa ny mazava, mba
ho tonga zanaky ny mazava.
Rehefa nilaza izany Jesosy, dia
niala Izy ka niery azy.
37 Nefa na dia efa nanao izany
famantarana betsaka izany teo ana-
trehany aza Izy, dia tsy mba nino
Azy ireo, 38 mba hahatanteraka ny
teny nataony Isaia mpaminany hoe:

"Tompoko, iza no nino ny
teny nampitondraina anay?
Ary iza no nampisehoana ny
sandriny Jehovah?" (Isa.
liii. 1).

39 Izany no tsy nahaizany nino,
satria hoy koa Isaia:

40 "Efa nanajamba ny masony
sy nanamafy ny fony Izy,
Mba tsy hahita ny masony,
na hahalala ny fony,
Dia tsy hibebaka izy,
Ka tsy hahasitrana azy Aho"
(Isa. vi. 10).

41 Izany teny izany no nolazainy
Isaia, satria nahita ny voninahiny
izy ka nilaza Azy. 42 Kanefa maro
tamy ny mpanapaka aza no nino
Azy; nefa noho ny Fariseo dia tsy
nanaiky ireo, fandrao havoaka hiala
amy ny synagoga. 43 Fa tia ny
voninahitra avy amy ny olona izy
ireo, fa tsy ny voninahitra avy
amin' Andriamanitra.
44 Ary Jesosy niantso ka nanao
hoe: Izay mino Ahy, dia tsy Izaho
no inoany, fa Izay naniraka Ahy.
45 Ary izay mahita Ahy dia mahita
Izay naniraka Ahy. 46 Izaho tonga
amin' izao tontolo izao ho fahaza-
vana, mba tsy hitoetra ao amy ny
maizina izay rehetra mino Ahy. 47
Ary raha misy mandre ny teniko
ka tsy mitandrina, Izaho tsy mitsara
azy; fa tsy tonga hitsara izao ton-
tolo izao Aho, fa hamonjy izao ton-
tolo izao. 48 Izay mandà Ahy ka
tsy mandray ny teniko, dia manana

izay mitsara azy: ny teny izay nola-
zaiko, izany hiany no hitsara azy
amy ny andro farany, 49 satria
Izaho tsy niteny ho Ahy, fa ny Ray
Izay naniraka Ahy, Izy no nandidy
Ahy izay holazaiko sy izay hotoriko.
50 Ary fantatro fa fiainana man-
drakizay ny didiny; koa izay lazaiko
dia lazaiko araka izay nolazain' ny
Ray tamiko.

*Ny nanasany Jesosy ny tongotry ny mpianany.*

XIII. ARY talohan' ny andro
firavoravoana tamy ny
Paska, satria fantatry Jesosy fa
tonga ny fotoana hialany amin' izao
tontolo izao ho any amy ny Ray,
ary efa tia ny Azy izay amin' izao
tontolo izao Izy, dia tia azy hatramy
ny farany. 2 Ary raha mbola teo
amy ny fisakafoana hariva, ary
Jodasy Iskariota, zanaky Simona,
efa nomen' ny devoly saina rahateo
mba hamadika Azy, 3 sady fantatry
Jesosy koa fa ny Ray efa nanolotra
ny zavatra rehetra ho eo an-tànany,
ary Andriamanitra no nihaviany,
sady Andriamanitra koa no hivere-
nany, 4 dia nitsangana niala teo
am-pihinanana Izy ka nametraka
ny lambany ary naka lamba famao-
hana, ka nisikinany; 5 ary rehefa
vita izany, dia nampidina rano tamy
ny tavy Izy ka nanomboka nanasa
ny tongotry ny mpianatra sy namao-
ka azy tamy ny lamba famaohana
izay nisikinany.

6 Dia nankeo aminy Simona
Petera Izy; fa hoy Petera taminy:
Tompoko, Hianao va hanasa ny
tongotro? 7 Jesosy namaly ka
nanao taminy hoe: Izay ataoko dia
tsy fantatrao ankehitriny, fa ho
fantatrao rahatrizay. 8 Fa hoy
Petera taminy: Sanatria raha ha-
nasa ny tongotro Hianao. Jesosy
namaly azy hoe: Raha tsy hosasako
hianao, dia tsy manana anjara amiko.
9 Dia hoy Simona Petera taminy:
Tompoko, tsy ny tongotro hiany
ary, fa ny tànako sy ny lohako koa.
10 Fa hoy Jesosy taminy: Izay efa
nandro tsy mila hosasana, afa-tsy
ny tongotra hiany, fa efa madio
avokoa; ary hianareo dia madio,
nefa tsy hianareo rehetra. 11 Fa
fantany ilay efa hamadika Azy; koa
izany no nilazany hoe: Tsy madio
avokoa hianareo rehetra.

12 Ary rehefa voasasany ny ton-
gony, dia nandray ny lambany Izy
ka nipetraka indray, dia nanao
taminy hoe: Fantatrareo va izay
nataoko taminareo? 13 Hianareo
manao Ahy hoe Mpampianatra sy
Tompo; ary marina ny filazanareo,
fa izany tokoa Aho. 14 Koa raha
Izaho, Tompo sy Mpampianatra aza,
no nanasa ny tongotrareo, hianareo
kosa mba tokony hifanasa tongotra.
15 Fianarana no nomeko anareo,
mba hanaovanareo araka izay natao-
ko taminareo. 16 Lazaiko aminareo
marina dia marina tokoa: Ny andevo
tsy lehibe noho ny tompony, na ny
iraka noho ny maniraka azy. 17
Raha fantatrareo izany, dia samba-
tra hianareo, raha manao izany. 18
Tsy milaza anareo rehetra Aho; fa
fantatro izay nofidiko; fa mba haha-
tanteraka ny Soratra *Masina* hoe:
"Izay homana ny mofoko[1] no na-
nangana ny ombelahin-tongony ha-
mely Ahy" (Sal. xli. 10). 19 Hatra-
min' izao dia milaza aminareo Aho,
raha tsy mbola tonga izany, mba
hinoanareo, rehefa tonga, fa Izaho
no Izy.

20 Lazaiko aminareo marina dia
marina tokoa: Izay mandray izay
hirahiko dia mandray Ahy; ary
izay mandray Ahy dia mandray
Izay naniraka Ahy.

*Ny nanondroany Jesosy izay hamadika Azy, sy ny nialany Jodasy.*

21 REHEFA nilaza izany Jesosy,
dia nangorohoro ny fana-
hiny, ka nanambara hoe Izy: La-

[1] *Na:* [miara-komana amiko].

zaiko aminareo marina dia marina
tokoa fa ny anankiray aminareo no
hamadika Ahy. 22 Dia nifampi-
jerijery ny mpianatra ka nieritreri-
tra izay iray nolazainy. 23 Ary
nisy mpianatra anankiray nipetraka
nihinana teo anilany Jesosy, dia
ilay tiany Jesosy. 24 Simona Petera
nanatsika azy ka nanao taminy hoe:
Lazao izay izy. 25 Ary raha mbola
nipetraka tahaka izany izy, dia
niraika ho amy ny tratrany Jesosy
ka nanao taminy hoe: Tompoko, iza
moa izany? 26 Dia namaly Jesosy
ka nanao hoe: Ilay homeko ny
sombin-kanina lemako no izy. Ary
rehefa nolemany ny sombin-kanina,
dia noraisiny ka nomeny any Jodasy,
zanaky Simona Iskariota. 27 Ary
manaraka izany no nidirany Satana
tao aminy, ka hoy Jesosy taminy:
Izay ataonao dia ataovy faingana.

28 Fa tsy nisy tamin' izay nipe-
traka nihinana nahalala ny anton'
ny nilazany izany taminy. 29 Fa
nataon' ny sasany fa satria Jodasy
no nitondra ny kitapo, no nilazany
Jesosy taminy hoe: Vidio ny zava-
tra ilaintsika amy ny andro firavora-
voana, na mba hanome zavatra ho
any ny malahelo. 30 Ary rehefa
nandray ny sombin-kanina izy, dia
nivoaka niaraka tamin' izay; ary
efa alina ny andro.

31 Ary tamin' izay, nony efa
nivoaka izy, dia hoy Jesosy: Anke-
hitriny dia efa ankalazaina ny Zanak'
olona; ary Andriamanitra no anka-
lazaina eo aminy. 32 Ary Andria-
manitra kosa hankalaza Azy amy
ny tenany; eny, hankalaza Azy
miaraka amin' izay Izy. 33 Anaka,
vetivety foana no sisa hitoerako eto
aminareo. Hitady Ahy hianareo,
ary araka ny voalazako tamy ny
Jiosy hoe: 'Izay alehako tsy azona-
reo haleha,' dia toy izany koa no
lazaiko aminareo ankehitriny.

34 Didy vaovao no omeko anareo,
dia ny mba hifankatiavanareo; eny,
aoka ho tahaka ny nitiavako anareo
no mba hifankatiavanareo kosa. 35
Izany no hahafantaran' ny olona
rehetra fa mpianatro hianareo, raha
mifankatia.

36 Hoy Simona Petera taminy:
Tompoko, hankaiza moa Hianao?
Jesosy namaly hoe: Izay alehako,
dia tsy azonao anarahana Ahy an-
kehitriny, fa hanaraka Ahy hiany
hianao rahatrizay. 37 Hoy Petera
taminy: Tompoko, nahoana no tsy
mahazo manaraka Anao ankehitriny
aho? Na ny aiko aza dia hafoiko
noho ny aminao. 38 Jesosy namaly
hoe: Ny ainao va no hafoinao noho
ny amiko? Lazaiko aminao marina
dia marina tokoa: Tsy mbola hisy
akoho haneno mandra-pandànao Ahy
intelo.

*Ny nampiononany Jesosy ny fon' ny mpianany, sy ny nilazany ny amy ny Fanahy Masina.*

XIV. AZA malahelo ny fonareo;
minoa an' Andriamani-
tra, ary minoa Ahy koa.[1] 2 Ao
an-tranon' ny Raiko misy fitoerana
maro; raha tsy izany, dia efa nilaza
taminareo Aho; fa handeha ham-
boatra fitoerana ho anareo Aho. 3
Ary raha handeha hamboatra fitoe-
rana ho anareo Aho, dia ho avy
indray ka handray anareo ho any
amiko, ka izay itoerako no hitoera-
nareo koa. 4 Ary fantatrareo koa
ny làlana ho any amin' izay hale-
hako.[2]

5 Hoy Tomasy taminy: Tompoko,
tsy fantatray izay alehanao; ka
hataonay ahoana no fahafantatra
ny làlana? 6 Hoy Jesosy taminy:
Izaho no làlana sy fahamarinana ary
fiainana; tsy misy olona mankany
amy ny Ray, afa-tsy amy ny ala-
lako. 7 Raha nahafantatra Ahy
hianareo, dia ho nahafantatra ny
Raiko koa; ary hatramin' izao dia

[1] *Na:* mino an' Andriamanitra hianareo, dia minoa Ahy koa.
[2] *Na:* [ary izay alehako dia fantatrareo, ary fantatrareo koa ny làlana].

mahafantatra Azy hianareo sady
efa nahita Azy.
8 Hoy Filipo taminy: Tompoko,
asehoy anay ny Ray, dia ampy ho
anay izay. 9 Hoy Jesosy taminy:
Izay ela izay no efa nitoerako teto
aminareo, ka tsy mbola fantatrao
hiany va Aho, ry Filipo? Izay
nahita Ahy dia nahita ny Ray; koa
ahoana no anaovanareo hoe: Asehoy
anay ny Ray? 10 Tsy mino va hia-
nao fa Izaho ao amy ny Ray, ary
ny Ray ato amiko? Ny teny izay
lazaiko aminareo, dia tsy avy amiko
izany lazaiko izany; fa ny Ray
mitoetra ato amiko no manao ny
asa. 11 Minoa Ahy fa Izaho ao
amy ny Ray, ary ny Ray ato amiko;
fa raha tsy izany, dia minoa Ahy
noho ny asa hiany aza.
12 Lazaiko aminareo marina dia
marina tokoa: Izay mino Ahy, ny
asa ataoko no hataony koa; ary
hanao asa lehibe noho izany aza izy,
satria Izaho mankany amy ny Ray.
13 Ary na inona na inona no han-
gatahinareo amy ny anarako, dia
hataoko izany mba hankalazana ny
Ray eo amy ny Zanaka. 14 Raha
mangataka zavatra amiko amy ny
anarako [1] hianareo, dia hataoko
izany.
15 Raha tia Ahy hianareo, dia
hitandrina ny didiko. 16 Ary Iza-
ho hangataka amy ny Ray, ary Izy
hanome anareo Mpananatra [2] hafa
mba ho eo aminareo mandrakizay,
17 dia ny Fanahin' ny fahamari-
nana, Izay tsy azon' izao tontolo
izao horaisina, satria tsy hitany na
fantany; fa hianareo no mahafan-
tatra Azy, satria mitoetra eo ami-
nareo Izy, ary ho ao anatinareo.
18 Tsy hamela anareo ho kam-
boty Aho; hankaty aminareo Aho.
19 Vetivety foana dia tsy hahita
Ahy intsony izao tontolo izao; fa
hianareo no hahita Ahy; satria ve-
lona Aho, dia ho velona koa hiana-
reo. 20 Amin' izany andro izany
dia ho fantatrareo fa Izaho ao amy
ny Raiko, ary hianareo ato amiko,
ary Izaho ao aminareo. 21 Izay
manana ny didiko ka mitandrina
izany, dia izy no tia Ahy; ary izay
tia Ahy no ho tian' ny Raiko, ary
Izaho ho tia azy ka hiseho aminy.
22 Hoy Jodasy (tsy Iskariota)
taminy: Tompoko, nahoana no ami-
nay hiany no hisehoanao, fa tsy
amin' izao tontolo izao koa? 23
Jesosy namaly ka nanao taminy
hoe: Raha misy tia Ahy, dia hitan-
drina ny teniko izy; ary ny Raiko
ho tia azy, ary hankao aminy Iza-
hay ka honina ao aminy. 24 Izay
tsy tia Ahy dia tsy mitandrina ny
teniko; ary ny teny izay renareo
dia tsy Ahy, fa any ny Ray Izay
naniraka Ahy.
25 Izany teny izany dia efa voa-
lazako taminareo raha mbola mitoe-
tra eto aminareo Aho; 26 fa ny
Mpananatra,[2] dia ny Fanahy Ma-
sina, Izay hirahin' ny Ray amy ny
anarako, Izy no hampianatra anareo
ny zavatra rehetra sy hampahatsiaro
anareo ny zavatra rehetra izay nola-
zaiko taminareo.
27 Fiadanana no avelako ho ana-
reo, ny fiadanako no omeko anareo;
tsy tahaka ny fanomen' izao tontolo
izao no fanomeko anareo. Aza ma-
lahelo na matahotra ny fonareo. 28
Efa renareo fa Izaho nilaza tamina-
reo hoe: Handeha Aho, nefa ho avy
aminareo indray. Raha tia Ahy
hianareo, dia ho faly, satria man-
kany amy ny Ray Aho; fa ny Ray
dia lehibe noho Izaho. 29 Ary an-
kehitriny efa nilaza taminareo Aho,
dieny tsy mbola tonga izany, mba
hinoanareo, rehefa tonga. 30 Tsy
hilaza zavatra maro aminareo in-
tsony Aho; fa avy ny andrianan'
izao tontolo izao, nefa tsy manana
na inona na inona ato amiko izy.
31 Fa mba ho fantatr' izao tontolo

[1] *Na:* [mangataka zavatra amy ny anarako]. [2] *Gr.* Parakleto, *dia* Mpanampy *na* Mpampahery, *na* Solovava.

izao fa tiako ny Ray, ary araka
izay nandidian' ny Ray Ahy, dia
izany no hataoko.

Mitsangàna, andeha isika hiala
eto.

*Ny fanoharana ny amy ny voaloboka sy ny sampany, ary ny firaisany Jesosy sy ny mpianany.*

XV. IZAHO no tena voaloboka,
ary ny Raiko no mpam-
boatra. 2 Ny sampany rehetra eo
amiko izay tsy mamoa dia esoriny;
fa ny sampany rehetra izay mamoa
kosa dia amboariny,[1] mba hamoa
bebe kokoa. 3 Efa madio rahateo
hianareo noho ny teniko, izay nola-
zaiko taminareo. 4 Tomoera amiko
ary Izaho aminareo. Tahaka ny
sampany tsy mahay mamoa ho azy,
raha tsy miray amy ny voaloboka
izy, dia toy izany koa hianareo,
raha tsy miray amiko. 5 Izaho no
voaloboka, hianareo no sampany.
Izay miray amiko, ary Izaho aminy,
dia mamoa be izy; fa raha misaraka
amiko kosa hianareo, dia tsy mahay
manao na inona na inona. 6 Raha
misy tsy miray amiko, dia ariana
eny ivelany tahaka ny sampany izy
ka malazo; ary angonina izy ka
atsipy ao anaty afo, dia ho may. 7
Raha miray amiko hianareo, ka mi-
toetra ao anatinareo ny teniko, dia
angataho izay tianareo na inona na
inona, fa ho tonga aminareo izany.
8 Izany no ankalazana ny Raiko,
mba hamoazanareo be ka ho tonga
mpianatro hianareo.

9 Tahaka ny nitiavan' ny Ray
Ahy no nitiavako anareo; tomoera
amy ny fitiavako hianareo. 10 Raha
mitandrina ny didiko hianareo, dia
hitoetra amy ny fitiavako, tahaka
ny nitandremako ny didin' ny Raiko
sy ny itoerako amy ny fitiavany.

11 Izany zavatra izany dia efa
nolazaiko taminareo, mba ho ao ami-
nareo ny fifaliako, ka ho tanteraka ny
fifalianareo. 12 Izao no didiko, dia
ny mba hifankatiavanareo tahaka
ny nitiavako anareo. 13 Tsy misy
manana fitiavana lehibe noho izao,
dia ny manolotra ny ainy hamonjy
ny sakaizany. 14 Hianareo no sa-
kaizako, raha manao araka izay an-
didiako anareo. 15 Tsy hataoko
hoe mpanompo intsony hianareo, fa
ny mpanompo tsy mahalala izay
ataon' ny tompony; fa efa nataoko
hoe sakaiza hianareo, satria izay re-
hetra reko tamy ny Raiko no nam-
barako taminareo. 16 Tsy hianareo
no nifidy Ahy, fa Izaho no nifidy
anareo ka nanendry anareo mba
handeha sy hamoa, ary mba hahare-
tan' ny vokatrareo, mba homen' ny
Ray anareo izay rehetra hangatahi-
nareo amy ny anarako na inona na
inona.

17 Izany zavatra izany no andi-
diako anareo, mba hifankatiavana-
reo. 18 Raha halan' izao tontolo
izao hianareo, dia aoka ho fantatra-
reo fa Izaho efa halany talohanareo.
19 Raha naman'[2] izao tontolo izao
hianareo, dia ho tia ny azy izao ton-
tolo izao; fa satria tsy naman'[2]
izao tontolo izao hianareo, fa Izaho
efa nifidy anareo tamin' izao tontolo
izao, dia halan' izao tontolo izao
hianareo. 20 Tsarovy ny teny izay
nolazaiko taminareo hoe: Ny mpa-
nompo tsy lehibe noho ny tompony.
Raha nanenjika Ahy izy, dia hanen-
jika anareo koa; ary raha nitan-
drina ny teniko izy, dia hitandrina
ny anareo koa. 21 Fa izany rehe-
tra izany no hataony aminareo noho
ny anarako, satria tsy mahalala Izay
naniraka Ahy izy. 22 Raha tsy
tonga Aho ka niteny taminy, dia
tsy nanan-keloka izy; fa ankehi-
triny dia tsy misy fialana azony
atao ny amy ny helony. 23 Izay
mankahala Ahy dia mankahala ny
Raiko koa. 24 Raha tsy nataoko
teo aminy izay asa tsy nataon' olona,
dia tsy nanan-keloka izy; fa anke-
hitriny efa hitany sady efa halany

---

[1] *Gr.* dioviny.

[2] *Gr.* avy amin'.

Aho sy ny Raiko koa; 25 fa *tonga
izany* mba hahatanteraka ny teny
izay voasoratra ao amy ny lalàny
hoe: "Halany foana Aho" (Sal.
lxix. 5; cix. 3).
26 Fa raha tonga ny Mpananatra,[1] Izay hirahiko ho aminareo avy
amy ny Ray, dia ny Fanahin' ny
fahamarinana Izay mivoaka avy
amy ny Ray, dia Izy no ho vavolombelona
hanambara Ahy. 27
Ary hianareo koa dia vavolombelona
hanambara, satria hianareo efa teto
amiko hatramy ny voalohany.

*Ny nilazany Jesosy ny amy ny hahatongavan' ny Mpananatra sy ny hihaviany indray.*

XVI. IZANY teny izany dia efa
nolazaiko taminareo, mba
tsy hahatafintohina anareo. 2 Handroaka
anareo hiala amy ny synagoga
izy; eny, ho avy ny andro,[2]
ka hataon' izay rehetra mamono
anareo fa manatitra fanompoam-pivavahana
ho an' Andriamanitra izy.
3 Ary izany no hataony, satria tsy
fantany ny Ray na Izaho. 4 Fa
izany teny izany efa nolazaiko taminareo,
mba hotsaroanareo, raha
tonga ny fotoan' androny, fa Izaho
efa nilaza izany taminareo. Ary tsy
mba nolazaiko taminareo hatramy
ny voalohany izany, satria mbola
taty aminareo hiany Aho.
5 Fa ankehitriny mankany amin'
Izay naniraka Ahy Aho, ary tsy
misy aminareo manontany Ahy hoe:
Hankaiza Hianao? 6 Fa satria nilaza
izany taminareo Aho, dia vonton'
alahelo ny fonareo. 7 Fa Izaho
milaza ny marina aminareo: mahatsara
anareo ny fialàko; fa raha tsy
hiala Aho, dia tsy ho avy atỳ aminareo
ny Mpananatra;[1] fa raha
handeha Aho, dia hirahiko ho aty
aminareo Izy. 8 Ary raha tonga
Izy, dia hampiaiky izao tontolo izao
ny fahotana sy ny fahamarinana ary
ny fitsarana: 9 ny fahotana, satria
tsy mino Ahy izy; 10 ny fahamarinana,
satria mankany amy ny Ray
Aho, ka tsy mahita Ahy intsony
hianareo; 11 ny fitsarana, satria
ny andrianan' izao tontolo izao dia
efa voatsara.
12 Mbola manana zavatra maro
holazaina aminareo Aho, nefa tsy
zakanareo ankehitriny. 13 Fa raha
tonga ny Fanahin' ny fahamarinana,
dia Izy hitari-dàlana anareo ho amy
ny marina rehetra; fa tsy hiteny
ho Azy Izy, fa izay ho reny dia
holazainy avokoa; ary ny zavatra
ho avy aza dia hambarany aminareo.
14 Izy hankalaza Ahy; fa handray
avy amy ny Ahy Izy ka hanambara
izany aminareo. 15 Izay rehetra
ananan' ny Ray dia Ahy avokoa,
koa izany no nilazako fa mandray
avy amy ny Ahy Izy ka hanambara
izany aminareo.
16 Vetivety foana dia tsy hahita
Ahy intsony hianareo; ary vetivety
foana indray dia hahita Ahy hianareo.
17 Ary ny mpianany sasany
niresaka hoe: Inona izany nolazainy
tamintsika hoe: 'Vetivety foana
dia tsy hahita Ahy hianareo; ary
vetivety foana indray dia hahita
Ahy hianareo,' ary, 'satria mankany
amy ny Ray Aho'? 18 Ary hoy
koa ireo: Inona izany lazainy hoe
'vetivety foana' izany? Tsy fantatsika
izay lazainy.
19 Ary Jesosy nahalala fa ta-hanontany
Azy ireo, dia hoy Izy taminy:
Mifanontany va hianareo,
satria hoy Izaho: Vetivety foana
dia tsy hahita Ahy hianareo, ary
vetivety foana indray dia hahita
Ahy hianareo? 20 Lazaiko aminareo
marina dia marina tokoa:
Hitomany sy hisaona hianareo, fa
izao tontolo izao kosa hifaly; ary
hianareo halahelo, nefa ny alahelonareo
hody fifaliana. 21 Manampahoriana
ny vehivavy raha miteraka,
satria tonga ny fotoany; fa
rehefa velon-jaza izy, dia tsy tsaro-

[1] *Izahao* xiv. 16.

[2] *Gr.* ora.

any intsony ilay fahoriany, noho ny
fifaliany fa misy zaza nateraka ho
ambonin' ny tany. 22 Ary hianareo
dia manana alahelo ankehitriny;
fa hahita anareo indray Aho, dia
ho faly ny fonareo, ary tsy misy
olona manaisotra ny fifalianareo
aminareo. 23 Ary amin' izany an-
dro izany dia tsy hanontany Ahy
na inona na inona hianareo; lazaiko
aminareo marina dia marina tokoa
fa na inona na inona hangatahinareo
amy ny Ray dia homeny anareo
amy ny anarako izany. 24 Man-
draka ankehitriny dia tsy mbola
nangataka na inona na inona tamy
ny anarako hianareo; mangataha,
dia hahazo hianareo, mba ho tante-
raka ny fifalianareo.

25 Fanoharana no nilazako izany
zavatra izany taminareo; ho avy ny
andro [1] izay tsy hilazako fanoharana
aminareo intsony, fa hambarako
tsotra aminareo ny amy ny Ray.
26 Amin' izany andro izany dia
hangataka amy ny anarako hiana-
reo; ary tsy milaza aminareo Aho
fa Izaho no hangataka amy ny Ray
ho anareo; 27 fa ny Ray dia tia
anareo, satria hianareo efa tia Ahy,
ary efa nino fa nivoaka avy tamy
ny Ray Aho. 28 Eny, nivoaka avy
tamy ny Ray Aho ka tonga amin'
izao tontolo izao; ary hiala amin'
izao tontolo izao indray Aho ka
hankany amy ny Ray.

29 Hoy ny mpianany: Indro,
milaza tsotra Hianao ankehitriny,
fa tsy manao fanoharana akory. 30
Ankehitriny dia fantatray fa maha-
lala ny zavatra rehetra Hianao ka
tsy mitady olona hanontany Anao;
izany no inoanay fa nivoaka avy
tamin' Andriamanitra Hianao.

31 Jesosy namaly azy hoe: Mino
va hianareo ankehitriny? 32 Indro,
avy ny andro,[1] eny, efa tonga, izay
hielezanareo samy ho any amy ny
azy avy, ary hilaozanareo ho irery
Aho; kanefa tsy irery Aho, fa ny
Ray no ato amiko. 33 Izany teny
izany efa nolazaiko taminareo mba
hananananareo fiadanana amiko. Atỳ
amin' izao tontolo izao no ahitanareo
fahoriana; nefa matokia; Izaho efa
naharesy izao tontolo izao.

*Ny vavaka nataony Jesosy ho any ny mpianany.*

XVII. REHEFA nolazainy Jesosy
izany teny izany, dia
nanandratra ny masony ho amy ny
lanitra Izy ka nanao hoe: Ray ô,
tonga ny fotoana; mankalazà ny
Zanakao, mba hankalazan' ny Za-
naka Anao, 2 araka ny nanomeza-
nao Azy fahefana amy ny nofo rehe-
tra mba hanome fiainana mandra-
kizay ho an' izay rehetra nomenao
Azy. 3 Ary izao no fiainana man-
drakizay, dia ny mahafantatra Anao,
Izay Andriamanitra tokana sady
marina, sy Jesosy Kristy, Izay nira-
hinao. 4 Izaho efa nankalaza Anao
tetỳ ambonin' ny tany; vitako ny
asa nomenao Ahy hataoko. 5 Ary
ankehitriny, Ray ô, mankalazà Ahy
amy ny tenanao, dia amy ny voni-
nahitra niarahako nanana taminao,
fony tsy mbola ary izao tontolo izao.

6 Nasehoko tamy ny olona izay
nomenao Ahy avy tamin' izao ton-
tolo izao ny anaranao; Anao ireny
ka nomenao Ahy; ary notandrema-
ny ny teninao. 7 Fantany ankehi-
triny fa avy taminao izay rehetra
efa nomenao Ahy. 8 Fa ny teny
izay nomenao Ahy dia nomeko azy
kosa, ary noraisiny, ka fantany ma-
rina tokoa fa avy taminao Aho; ary
nino izy fa Hianao no naniraka Ahy.
9 Izaho mangataka ho azy; tsy
mangataka ho an' izao tontolo izao
Aho, fa ho an' izay nomenao Ahy,
satria Anao izy. 10 Ary izay Ahy
rehetra dia Anao; ary izay Anao
dia Ahy; ary efa ankalazaina eo
aminy Aho. 11 Ary tsy ho eto
amin' izao tontolo izao intsony Aho,
fa izy ireto no ho eto amin' izao

[1] *Gr.* ora.

tontolo izao, ary Izaho mankany
aminao. Ray masina ô, tehirizo
ireo amy ny anaranao izay nomenao
Ahy, mba ho iray hiany izy, tahaka
ny mahiray Antsika. 12 Raha
mbola teo aminy Aho, dia nitahiry
azy tamy ny anaranao izay nome-
nao Ahy; ary notandremako izy, ka
tsy misy very, afa-tsy ilay zanaky
ny fahaverezana hiany; mba haha-
tanteraka ny Soratra *Masina.* 13
Fa ankehitriny mankany aminao
Aho; ary izany teny izany no lazai-
ko eto amin' izao tontolo izao, mba
hananany ny fifaliako tanteraka ao
aminy. 14 Efa nomeko azy ny
teninao; ary halan' izao tontolo izao
izy, satria tsy naman' [1] izao tontolo
izao, tahaka Ahy tsy naman' [1] izao
tontolo izao. 15 Izaho tsy manga-
taka aminao mba hampiala azy
amin' izao tontolo izao, fa ny mba
hiaro azy amy ny ratsy.[2] 16 Tsy
naman' [1] izao tontolo izao izy, taha-
ka Ahy tsy naman' [1] izao tontolo
izao. 17 Manamasìna azy amy ny
fahamarinana; ny teninao no faha-
marinana. 18 Tahaka ny nanira-
hanao Ahy ho amin' izao tontolo
izao no mba nanirahako azy kosa
ho amin' izao tontolo izao. 19 Ary
ho an' ireto no anamasinako ny te-
nako, mba hanamasinan' ny faha-
marinanao azy.

20 Nefa tsy ho an' ireto hiany no
angatahako, fa ho an' izay mino
Ahy koa noho ny teniny; 21 mba
ho iray hiany izy rehetra, tahaka
Anao Ray ato amiko, ary Izaho koa
ao aminao, mba ho ao amintsika
koa izy; mba hinoan' izao tontolo
izao fa Hianao no naniraka Ahy.
22 Ary nomeko azy ny voninahitra
izay nomenao Ahy, mba ho iray izy,
tahaka ny mahiray Antsika: 23
Izaho ao aminy, ary Hianao ato
amiko, mba ho tanteraka ho iray
izy, mba ho fantatr' izao tontolo
izao fa Hianao efa naniraka Ahy
sady efa tia azy tahaka ny nitia-
vanao Ahy. 24 Ray ô, tiako mba
ho any amiko amin' izay itoerako
ireo izay nomenao Ahy, mba hahita
ny voninahitro nomenao Ahy izy;
fa efa tia Ahy Hianao, fony tsy
mbola ary ny fanorenan' izao ton-
tolo izao. 25 Ray marina ô, tsy
nahalala Anao izao tontolo izao;
fa Izaho nahalala Anao, ary ireto
efa mahalala fa Hianao no naniraka
Ahy. 26 Ary efa nampahafanta-
riko azy ny anaranao, ary mbola
hampahafantariko hiany, mba ho
ao aminy ny fitiavana izay nitia-
vanao Ahy, ary Izaho koa ho ao
aminy.

*Ny nankanesany Jesosy tao Getse-
mane, sy ny nisamborana Azy.*

|| Mat. xxvi. 30, 47-56; Mar. xiv. 26,
43-52; Lio. xxii. 47-53.

XVIII. REHEFA voalazany Je-
sosy izany teny izany,
dia nandeha Izy mbamy ny mpia-
nany ka nita ny lohasahan-driaka
Kidrona; ary nisy saha teo, izay
nidiran' Izy sy ny mpianany.

2 Ary Jodasy koa, ilay namadika
Azy, dia nahalala izany tany izany,
satria mpankao matetika Jesosy
mbamy ny mpianany. 3 Ary Jo-
dasy, rehefa nahazo ny miaramila
iray toko sy mpiandry raharaha avy
tamy ny lohan' ny mpisorona sy ny
Fariseo, dia nankeo nitondra fanilo
sy fanala ary fiadiana.

4 Ary satria fantatry Jesosy izay
rehetra hanjo Azy, dia nivoaka Izy
ka nanao tamin' ireo hoe: Iza moa
no tadiavinareo? 5 Ary ireo na-
maly Azy hoe: Jesosy avy any
Nazareta. Hoy Jesosy taminy:
Izaho no Izy. Ary teo koa Jodasy,
ilay namadika Azy. 6 Ary raha
Jesosy vao nilaza taminy hoe: Izaho
no Izy, dia nianotra ireo ka lavo
tamy ny tany. 7 Ary Jesosy na-
nontany azy indray hoe: Iza moa
no tadiavinareo? Dia hoy izy: Je-
sosy avy any Nazareta. 8 Jesosy

[1] *Gr.* avy amin'.

[2] *Na:* amin' ilay ratsy.

namaly hoe: Efa nolazaiko tamina-
reo fa Izaho no Izy; koa raha Izaho
no tadiavinareo, dia avelao handeha
ireto; 9 mba hahatanteraka ny teny
izay nataony hoe: 'Tsy nasiako
very izay nomenao Ahy.'
10 Ary Simona Petera nanana
sabatra, dia nanatsoaka azy ka
nikapa ny mpanompon' ny mpisoro-
nabe ary nahafaka ny sofiny anka-
vanana. Ary Malko no anaran'
ilay mpanompo. 11 Dia hoy Jesosy
taminy Petera: Ampidiro amy ny
tranony ny sabatrao; ny kapoaka
nomen' ny Raiko Ahy tsy hosotroiko
va?

*Ny nitsarana any Jesosy teo anatrehany Anasy sy Kaiafa, sy ny nandavany Petera Azy intelo.*

|| Mat. xxvi. 57-75; Mar. xiv. 53-72; Lio. xxii. 54-71.

12 ARY ny miaramila iray toko
sy ny mpifehy arivo ary
ny mpiandry raharaha tamy ny
Jiosy dia nisambotra any Jesosy ka
namatotra Azy, 13 dia nitondra
Azy tany aminy Anasy aloha, fa
izy no rafozany Kaiafa, mpisoronabe
tamin' izany taona izany. 14 Ary
Kaiafa no ilay nanome saina ny
Jiosy fa mahatsara raha maty ny
olona anankiray hamonjy ny fire-
nena.
15 Ary Simona Petera sy ny
mpianatra anankiray koa dia nana-
raka any Jesosy; ary fantatry ny
mpisoronabe izany mpianatra izany,
dia niara-niditra taminy Jesosy ho
ao an-kianjan' ny tranon' ny mpiso-
ronabe izy. 16 Fa Petera nijanona
teo ala-trano teo am-bavahady. Dia
nivoaka ilay mpianatra anankiray,
izay fantatry ny mpisoronabe, ka
niteny tamy ny mpiandry vavahady,
dia nitondra any Petera niditra. 17
Ary hoy ny ankizivavy mpiandry
vavahady taminy Petera: Moa hia-
nao mba isan' ny mpianatr' io lehi-
lahy io? Hoy izy: Tsia. 18 Ary
ny mpanompo sy ny mpiandry raha-
raha namelona afon' arina ka nija-
nona namindro teo, fa nangatsiaka
ny andro; ary Petera koa mba nija-
nona niara-namindro taminy.
19 Ary ny mpisoronabe nanadina
any Jesosy ny amy ny mpianany sy
ny fampianarany. 20 Jesosy na-
maly azy hoe: Izaho niteny mihari-
hary tamin' izao tontolo izao; Izaho
nampianatra mandrakariva tao amy
ny synagoga sy ny kianjan' ny
tempoly, izay iangonan' ny Jiosy
rehetra; ary tsy nisy nolazaiko tao
amy ny takona; 21 koa nahoana
no manontany Ahy hianao? Ireo
nihaino no anontanio izay nolazaiko
taminy; fa ireo no mahalala izay
nolazaiko.
22 Ary rehefa nilaza izany teny
izany Izy, ny mpiandry raharaha
anankiray izay nitsangana teo dia
namely tahamaina [1] any Jesosy ka
nanao hoe: Izany va no famalinao
ny mpisoronabe? 23 Jesosy namaly
azy hoe: Raha niteny ratsy Aho,
ambarao izay ratsy; fa raha tsara
hiany kosa, nahoana no dia mamely
Ahy hianao? 24 Ary dia nasainy
Anasy nentina tamy ny fatorany ho
any aminy Kaiafa mpisoronabe Izy.
25 Ary Simona Petera nijanona
namindro. Dia nisy nilaza taminy
hoe: Moa hianao koa mba isan' ny
mpianany? Fa izy nandà ka nanao
hoe: Tsia. 26 Hoy ny anankiray
tamy ny mpanompon' ny mpisoro-
nabe, havan' ilay nokapainy Petera
ny sofiny: Tsy efa hitako teo aminy
tao anaty saha va hianao? 27 Dia
nandà indray Petera; ary niaraka
tamin' izay dia nisy akoho naneno.

*Ny nitsarany Pilato any Jesosy, sy ny nanolorana Azy hohomboana tamy ny hazo fijaliana.*

|| Mat. xxvii. 1-26; Mar. xv. 1-15; Lio. xxiii. 1-25.

28 ARY Jesosy dia nentiny niala
tao aminy Kaiafa ho ao

[1] *Na:* tehina.

anati-rova;[1] ary maraina koa ny
andro tamin' izay; nefa ireo tsy
niditra tao anati-rova,[1] fandrao ho
voaloto, fa efa hihinana ny Paska
izy.
29 Ary Pilato nivoaka ho eo
aminy teo ivelany ka nanao hoe:
Inona moa no iampanganareo io
lehilahy io? 30 Dia namaly ireo
ka nanao taminy hoe: Raha tsy
mpanao ratsy Izy, dia tsy mba nato-
lotray anao. 31 Ary hoy Pilato
taminy: Entonareo Izy, ka tsarao
araka ny lalànareo. Hoy ny Jiosy
taminy: Izahay tsy manam-pahefana
hahafaty olona; 32 mba hahatante-
raka ny teniny Jesosy izay nolazainy
nanambara ny fomban' ny fahafate-
sana izay efa hiaretany.
33 Ary niditra tao anati-rova[1]
indray Pilato, dia niantso any Je-
sosy ka nanao taminy hoe: Hianao
va no Mpanjakan' ny Jiosy? 34
Jesosy namaly hoe: Hevitrao hiany
va no anaovanao izany, sa nisy hafa
nilaza Ahy taminao? 35 Pilato
namaly hoe: Moa aho Jiosy? Ny
firenenao sy ny mpisoronabe no
nanolotra Anao tamiko; inona moa
no nataonao?
36 Jesosy namaly hoe: Ny fan-
jakako tsy avy amin' izao tontolo
izao; fa raha mba avy amin' izao
tontolo izao ny fanjakako, dia ho
niady ny mpanompoko, mba tsy ho
voatolotra tamy ny Jiosy Aho; nefa
ankehitriny tsy avy amin' izany
ny fanjakako. 37 Ary hoy Pilato
taminy: Mpanjaka va ary Hianao?
Jesosy namaly hoe: Voalazanao fa
mpanjaka Aho. Izao no nahatera-
hako, ary izao no nihaviako amin'
izao tontolo izao, dia ny hanambara
ny marina. Izay rehetra avy amy
ny marina dia mihaino ny feoko.
38 Hoy Pilato taminy: Inona no
marina?
Ary rehefa nanontany izany izy,
dia nivoaka nankeo amy ny Jiosy
indray ka nanao taminy hoe: Tsy
hitako izay helony, na dia kely
akory aza. 39 Fa misy fanaonareo
amy ny Paska, handefasako an-
ankiray ho anareo; koa tianareo
va raha halefako ho anareo ny
Mpanjakan' ny Jiosy? 40 Ary ireo
niantso indray ka nanao hoe: Tsy
ilehio, fa Barabasy; koanefa jiolahy
Barabasy.

*Ny nanomboana any Jesosy tamy ny hazo fijaliana.*

‖ Mat. xxvii. 27-56; Mar. xv. 16-41; Lio. xxiii. 26-49.

XIX. ARY tamin' izany dia na-
lainy Pilato Jesosy ka
nokapohiny. 2 Ary ny miaramila
nandrandrana satroka tsilo, ka na-
satrony ny lòhany, ary nampitafiny
lamba volomparasy Izy, 3 dia nana-
tona Azy ireo ka niteny hoe: Ara-
haba, ry Mpanjakan' ny Jiosy! sady
namely tahamaina[2] Azy izy.
4 Dia nivoaka indray Pilato ka
nanao taminy hoe: Indro, Izaho
mitondra Azy mivoaka ho eto ami-
nareo, mba ho fantatrareo fa tsy
hitako izay helony, na dia kely
akory aza. 5 Ary nivoaka Jesosy
misatroka tsilo sy mitafy ny lamba
volomparasy. Dia hoy Pilato tamy
ny vahoaka: Indro ny lehilahy!
6 Ary rehefa hitan' ny lohan' ny
mpisorona sy ny mpiandry raharaha
Jesosy, dia niantso ireo ka nanao
hoe: Homboy amy ny hazo fijaliana
Izy, homboy amy ny hazo fijaliana
Izy. Hoy Pilato taminy: Entona-
reo Izy, ka homboy amy ny hazo
fijaliana; fa izaho tsy mahita izay
helony. 7 Fa ny Jiosy namaly azy
hoe: Izahay manana lalàna, ary
araka izany lalàna izany dia tokony
ho faty Izy, satria nanao ny tenany
ho Zanak' Andriamanitra.
8 Ary nony reny Pilato izany
teny izany, dia vao mainka nataho-
tra izy, 9 dia niditra tao anati-rova[1]
indray izy ka nanao taminy Jesosy
hoe: Avy aiza moa Hianao? Fa

[1] *Gr.* pretoria.

[2] *Na:* tehina.

tsy namaly azy akory Jesosy. 10
Dia hoy Pilato taminy: Tsy miteny
amiko va Hianao? tsy fantatrao va
fa manana fahefana handefa Anao
aho, sady manana fahefana hanombo
Anao amy ny hazo fijaliana koa?
11 Jesosy namaly azy hoe: Hianao
tsy manana fahefana amiko akory,
raha tsy nomena anao avy any
ambony; koa izay nanolotra Ahy
taminao no manan-keloka bebe
kokoa.

12 Ary hatramin' izany[1] dia
nitady handefa Azy Pilato; nefa
ny Jiosy niantso ka nanao hoe:
Raha alefanao io lehilahy io, dia
tsy mba sakaizany Kaisara hianao;
fa izay rehetra manao ny tenany
ho mpanjaka dia manao teny mano-
hitra any Kaisara. 13 Ary rehefa
reny Pilato izany teny izany, dia
nitondra any Jesosy nivoaka izy ka
nipetraka teo amy ny seza fitsarana
teo amy ny fitoerana atao hoe Lam-
pivato, fa amy ny teny Hebreo
Gabata—14 ary andro fiomanana
amy ny Paska ny andro, tokony ho
tamy ny ora fahenina—dia hoy izy
tamy ny Jiosy: Indro ny Mpanja-
kanareo! 15 Fa niantso ireo hoe:
Ento, ento, homboy amy ny hazo
fijaliana Izy. Hoy Pilato taminy:
Hohomboako amy ny hazo fijaliana
va ny Mpanjakanareo? Ny lohan'
ny mpisorona namaly hoe: Tsy
manana mpanjaka afa-tsy Kaisara
izahay. 16 Ary tamin' izany Pilato
dia nanolotra Azy taminy mba ho-
homboana amy ny hazo fijaliana.

Dia noraisin' ireo Jesosy; 17 ary
Izy nitondra ny hazo fijaliany, dia
nankany amy ny tany atao hoe
Ikarandoha, izay atao amy ny teny
Hebreo hoe Golgota. 18 Teo no
nanomboana Azy tamy ny hazo
fijaliana, ary nisy roa lahy koa nia-
raka taminy, iray avy teo an-daniny
roa, ary Jesosy teo afovoany.

19 Ary Pilato nanoratra anarana,
ka napetany teo amy ny hazo fijalia-
na. Ary izao no voasoratra: JESOSY
AVY ANY NAZARETA, MPANJAKAN'
NY JIOSY. 20 Ary izany anarana
izany dia novakin' ny Jiosy maro,
fa akaikin' ny tanàna ny tany izay
nanomboana any Jesosy tamy ny
hazo fijaliana; ary voasoratra tamy
ny teny Hebreo sy Romana sy Grika
izany. 21 Ary noho izany ny lohan'
ny mpisorona tamy ny Jiosy dia
nanao taminy Pilato hoe: Aza sora-
tana hoe: Mpanjakan' ny Jiosy; fa
izao: Izy no nilaza hoe: Mpanjakan'
ny Jiosy Aho. 22 Pilato namaly
hoe: Izay voasoratro dia voasoratro.

23 Ary rehefa voahombon' ny
miaramila tamy ny hazo fijaliana
Jesosy, dia nalainy ny fitafiany ka
nozarainy efatra, samy nanana ny
anjarany avy ny miaramila; ary ny
akanjony koa; fa tsy nisy vitrana
ny akanjony, fa tenona iray hiany.
24 Dia niresaka hoe izy: Aza mba
triarintsika, fa aoka hilokantsika ho
an' izay hahazo azy; mba hahatan-
teraka ny Soratra *Masina* manao
hoe: "Nozarainy ny fitafiako, ary
nilokany ny akanjoko" (Sal. xxii.
19).

Izany zavatra izany no nataon'
ny miaramila.

25 Ary nijanona teo akaikin' ny
hazo fijaliany Jesosy ny reniny sy
ny rahavavin-dreniny, Maria, va-
diny Klopa, sy Maria Magdalena.
26 Ary nony hitany Jesosy ny re-
niny sy ilay mpianatra tiany nija-
nona teo, dia hoy Izy tamy ny re-
niny: Ravehivavy, indro ny zana-
kao! 27 Ary hoy koa Izy tamin'
ilay mpianatra: Indro ny reninao!
Ary tamin' izany ora izany dia
noraisin' ilay mpianatra ho any
aminy izy.

28 Ary rehefa afaka izany, dia
fantatry Jesosy fa efa vita ny za-
vatra rehetra tamin' izay, mba ha-
hatanteraka ny Soratra *Masina*, dia
hoy Izy: Mangetaheta Aho. 29
Ary nisy bakoly feno vinaingitra

[1] *Na:* noho izany.

nipetraka teo; ary nisy sipaonjy
feno vinaingitra notohiziny tamy ny
hysopa ka nataony tamy ny vavany.
30 Ary rehefa nanandrana ny vi-
naingitra Jesosy, dia nanao hoe:
Vita; dia nanondrika ny lohany Izy
ka nanolotra ny fanahiny.

31 Ary satria andro fiomanana
ny andro, dia nangataka taminy
Pilato ny Jiosy mba hotapahina ny
ranjon' ireo, ary hesorina ny faty,
mba tsy ho tratry ny andro Sabata
eo amy ny hazo fijaliana, satria an-
dro lehibe izany Sabata izany. 32
Dia tonga ny miaramila ka nana-
paka ny ranjon' ny voalohany sy ny
any ny anankiray koa izay niaraka
nohomboana taminy Jesosy tamy ny
hazo fijaliana. 33 Fa nony nankeo
aminy Jesosy izy, dia hitany fa efa
maty sahady Izy, ka dia tsy mba
notapahiny ny ranjony. 34 Fa ny
miaramila anankiray nandefona ny
lanivoany, ary niaraka tamin' izay
dia nisy ra sy rano nandeha.

35 Ary ilay nahita dia vavolom-
belona manambara, ary marina ny
fanambarany; ary fantany fa mi-
laza ny marina izy, mba hinoanareo
koa. 36 Fa tonga izany mba haha-
tanteraka ny Soratra *Masina* hoe:
"Tsy hisy hotapahina ny taolany"
(Eks. xii. 46; Sal. xxxiv. 21). 37
Ary hoy koa ny teny iray ao amy
ny Soratra *Masina:* "Hijery Izay
nolefoniny izy" (Zak. xii. 10).

*Ny nandevenana any Jesosy.*

‖ Mat. xxvii. 57-66; Mar. xv. 42-47;
Lio. xxiii. 50-56.

38 ARY rehefa afaka izany, Jo-
sefa avy any Arimatia
(mpianatry Jesosy izy, nefa tamy
ny mangingina hiany noho ny faha-
tahorany ny Jiosy) dia nangataka
taminy Pilato, mba hahazoany ma-
naisotra ny fatiny Jesosy. Ary
nanaiky Pilato. Dia lasa izy ka
nanaisotra ny fatiny Jesosy. 39
Ary tonga koa Nikodemosy (ilay
nankao aminy Jesosy nony alina
tamy ny voalohany) ka nitondra
miora sy hazo manitra voaharoharo,
tokony ho zato livatra. 40 Dia
noraisiny ny fatiny Jesosy ka nofo-
nosiny lambam-paty mbamy ny zava-
manitra, araka ny fanaon' ny Jiosy,
raha mamboatra faty halevina.

41 Ary nisy saha teo amin' ilay
nanomboana Azy tamy ny hazo
fijaliana; ary teo anatin' ilay saha
nisy fasana vaovao, izay tsy mbola
nandevenana olona. 42 Ary teo no
nandevenany any Jesosy noho ny
andro fiomanan' ny Jiosy, satria teo
akaiky ny fasana.

*Ny nitsanganany Jesosy tamy ny maty, sy ny nisehoany tamy ny mpianany.*

‖ Mat. xxviii. 1-20; Mar. xvi. 1-20;
Lio. xxiv. 1-53.

XX. ARY tamy ny andro voalo-
hany amy ny herinandro
dia nandeha maraina koa mbola
maizimaizina hankany amy ny fa-
sana Maria Magdalena ka nahita
ny vato voaisotra tamy ny fasana.
2 Dia nihazakazaka nankany aminy
Simona Petera sy ilay mpianatra
tiany Jesosy izy ka nanao taminy
hoe: Nalain' olona tao am-pasana
ny Tompo, ka tsy fantatray izay
nametrahany Azy.

3 Dia nandeha Petera sy ilay
mpianatra anankiray ka nankany
amy ny fasana. 4 Ary niara-niha-
zakazaka izy roa lahy; ary ilay
mpianatra anankiray nihazakazaka
nihoatra any Petera ka tonga taloha
tao amy ny fasana. 5 Ary nony
niondrika nitsirika izy, dia nahita
ny lambam-paty nipetraka teo, nefa
tsy niditra tao izy. 6 Ary avy koa
Simona Petera nanaraka azy, dia
niditra tao am-pasana ka nijery ny
lambam-paty nipetraka teo, 7 ary
ny mosara izay nafehy ny lohany
tsy mba nipetraka teo amy ny lam-
bam-paty, fa voavalona mitokana.
8 Ary tamin' izay dia niditra koa
ilay mpianatra anankiray izay tonga
taloha teo amy ny fasana, ary na-
hita ka nino. 9 Fa tsy mbola fan-

tany ny Soratra *Masina* fa tsy
maintsy hitsangana amy ny maty
Jesosy. 10 Dia lasa indray ny
mpianatra nody tany aminy.

11 Fa Maria nijanona nitomany
teo ivelan' ny fasana; ary raha
nitomany izy, dia niondrika nitsirika
ny tao am-pasana 12 ka nahita an-
jely roa nitafy lamba fotsy nipe-
traka teo, ny anankiray teo an-doha
tamin' ilay nandrian' ny fatiny Je-
sosy, ary ny anankiray teo an-ton-
gotra. 13 Ary hoy ireo taminy:
Ravehivavy, nahoana hianao no mi-
tomany? Dia hoy izy taminy: Sa-
tria nalain' olona ny Tompoko, ka
tsy fantatro izay nametrahany Azy.
14 Rehefa nilaza izany izy, dia
nitodika ka nahita any Jesosy ni-
tsangana teo, nefa tsy fantany ho
Jesosy. 15 Hoy Jesosy taminy:
Ravehivavy, nahoana hianao no mi-
tomany? iza no tadiavinao? Na-
taony fa mpiandry saha Izy, ka hoy
izy taminy: Tompoko, raha hianao
no naka Azy teto, lazao amiko izay
nametrahanao Azy, ary izaho dia
haka Azy. 16 Hoy Jesosy taminy:
Ry Maria! Dia nitodika izy ka
niteny taminy nanao teny Hebreo
hoe: Rabôny, izany hoe: Mpam-
pianatra ô. 17 Hoy Jesosy taminy:
Aza manendry Ahy; fa tsy mbola
niakatra tany amy ny Ray Aho;
fa mandehana mankany amy ny
rahalahiko, ka lazao aminy hoe:
Miakatra ho any amy ny Raiko
sy ny Rainareo Aho, ary ho any
amin' Andriamanitro sy Andria-
manitrareo.

18 Dia tonga Maria Magdalena
ka nilaza tamy ny mpianatra hoe:
Efa nahita ny Tompo aho, sady
izany teny izany no nolazainy ta-
miny.

19 Ary rehefa harivan' ilay an-
dro voalohany amy ny herinandro,
raha voarindrina ny varavaran' izay
niangonan' ny mpianatra, noho ny
fahatahorany ny Jiosy, dia tonga
Jesosy ka nitsangana teo afovoany,
dia nanao taminy hoe: Fiadanana
ho anareo. 20 Ary rehefa nilaza
izany Izy, dia nasehony azy ny tà-
nany sy ny lanivoany. Dia faly ny
mpianatra, raha nahita ny Tompo.

21 Ary hoy indray Jesosy taminy:
Fiadanana ho anareo; tahaka ny
nanirahan' ny Ray Ahy no anira-
hako anareo kosa. 22 Ary rehefa
nilaza izany Izy, dia nanisy fofo-
naina, ka hoy Izy taminy: Raiso
ny Fanahy Masina; 23 na helok'
iza na helok' iza no avelanareo, dia
voavela izany; ary na an' iza na an'
iza kosa no tsy avelanareo, dia tsy
voavela izany.

24 Fa Tomasy, anankiray tamy
ny roa amby ny folo lahy, ilay atao
hoe Didymo, dia tsy mba teo aminy
raha tonga Jesosy. 25 Dia hoy ny
mpianatra sasany taminy: Efa na-
hita ny Tompo izahay. Fa hoy
kosa izy taminy: Raha tsy hitako
eo amy ny tànany ny holatry ny
nohomboana, ka ataoko eo amy ny
holatry ny nohomboana ny rantsan-
tànako, ary ataoko eo amy ny lani-
voany koa ny tànako, dia tsy mba
hino aho.

26 Ary nony afaka havaloana,
dia tafangona teo indray ny mpia-
nany, ary teo koa Tomasy. Dia
tonga Jesosy, rehefa voarindrina ny
varavarana, ka nitsangana teo afo-
voany, dia nanao hoe: Fiadanana
ho anareo. 27 Ary hoy Izy taminy
Tomasy: Atehefo eto ny rantsan-
tànanao, ka jereo ny tànako; ary
atehefo eto koa ny tànanao, ka
ataovy amy ny lanivoako; ary aza
ho isan' izay tsy mino, fa minoa.
28 Dia namaly Tomasy ka nanao
taminy hoe: Tompoko sy Andria-
manitro! 29 Hoy Jesosy taminy:
Satria nahita Ahy hianao, dia nino;
sambatra kosa izay tsy nahita, nefa
nino.

30 Ary nisy famantarana maro
hafa koa nataony Jesosy teo imason'
ny mpianatra, izay tsy voasoratra
amin' ity boky ity; 31 fa voasoratra
izao, mba hinoanareo fa Jesosy no
Kristy, Zanak' Andriamanitra, ary

mba hananananareo fiainana amy ny
anarany, raha mino hianareo.

*Ny nisehoany Jesosy tamy ny mpia-
natra teo amoron' ny Ranomasiny
Galilia.*

XXI. REHEFA afaka izany, dia
niseho tamy ny mpiana-
tra indray Jesosy teo amoron' ny
Ranomasiny Tiberiasy; ary toy izao
no nisehoany: 2 Niaraka Simona
Petera sy Tomasy, izay atao hoe
Didymo, sy Natanaela, ilay avy tany
Kana any Galilia, sy ireo zanaky
Zebedio ary mpianatra roa lahy
hafa koa. 3 Hoy Simona Petera
taminy: Handeha hanarato aho.
Hoy ireo taminy: Handeha hiaraka
aminao koa izahay. Dia nandeha
izy ka niditra an-tsambokely, ary
tamin' iny alina iny dia tsy nahazo
na inona na inona akory izy. 4
Ary nony efa nazavaratsy ny andro,
dia nitsangana teo amoron-drano-
masina Jesosy; kanefa tsy fantatry
ny mpianatra ho Jesosy izany. 5
Dia hoy Jesosy taminy: Anaka,
manan-kanina [1] va hianareo? Dia
namaly Azy hoe izy: Tsia. 6 Ary
hoy Izy taminy: Alatsaho eo amy
ny sisiny ankavanan' ny sambokely
ny haratonareo, dia hahazo hianareo.
Koa dia nalatsany izany, ka tsy
zakany nakarina noho ny habetsa-
han' ny hazandrano. 7 Ary hoy
ny mpianatra izay tiany Jesosy ta-
miny Petera: Ny Tompo iry. Ary
raha reny Simona Petera fa ny Tom-
po iny, dia nisikinany ny akanjo
ivelany (fa tsy niakanjo izy), ka
nirotsaka teo amy ny ranomasina
izy. 8 Fa ny mpianatra sasany
nandeha an-tsambokely hiany nisa-
rika ny harato feno hazandrano; fa
tsy lavitra ny tany izy, fa tokony
ho roan-jato hakiho hiany.

9 Raha vao niakatra teo an-tanety
izy, dia nahita afon' arina teo sy
hazandrano teo amboniny ary mofo.
10 Hoy Jesosy taminy: Analao
hazandrano amin' ireo vao azonareo
teo. 11 Dia niakatra Simona Pe-
tera, ka nosarihany ho eo an-tanety
ny harato feno hazandrano vaventy,
telo amby dimam-polo amby zato;
ary na dia be tahaka izany aza izy,
dia tsy triatra ny harato.

12 Hoy Jesosy taminy: Avia
hisakafo. Fa tsy nisy mpianatra
sahy nanontany Azy hoe: Iza moa
Hianao? satria fantany hiany fa ny
Tompo Izy. 13 Ary tonga Jesosy,
dia nandray ny mofo, ka natolony
azy, dia vao ny hazandrano indray.
14 Izany no fanintelon' ny nise-
hoany Jesosy tamy ny mpianatra,
rehefa nitsangana tamy ny maty
Izy.

15 Ary rehefa nisakafo izy, dia
hoy Jesosy taminy Simona Petera:
Simona, zanaky Jaona, moa ny fitia-
vanao Ahy mihoatra noho ny fitia-
van' ireto? Hoy izy taminy: Eny,
Tompoko; Hianao mahalala fa tia
Anao aho. Dia hoy Izy taminy:
Fahano ary ny ondrikeliko. 16
Hoy indray Izy taminy fanindroany:
Simona, zanaky Jaona, moa tia Ahy
va hianao? Dia hoy izy taminy:
Eny, Tompoko; Hianao mahalala
fa tia Anao aho. Dia hoy Izy tami-
ny: Andraso ary ny ondriko. 17
Hoy Izy fanintelony: Simona, za-
naky Jaona, moa tia Ahy va hianao?
Dia nalahelo Petera, satria Izy na-
nao intelo taminy hoe: Moa tia Ahy
va hianao? Ka hoy izy taminy:
Tompoko, Hianao mahalala ny zava-
tra rehetra; fantatrao fa tia Anao
aho. Hoy Jesosy taminy: Fahano
ary ny ondriko. 18 Lazaiko ami-
nao marina dia marina tokoa: Raha
mbola tanora hianao, dia nisikina
ka nandeha tamin' izay tianao; fa
rehefa antitra kosa hianao, dia ha-
ninjitra ny tànanao, ary olon-kafa
no hanikina anao ka hitondra anao
amin' izay tsy tianao. 19 Ary iza-
ny no nolazainy hanambara ny fom-
ban' ny fahafatesana izay hankalaza-

[1] *Gr.* laoka.

ny an' Andriamanitra. Ary rehefa
voalazany izany, dia hoy Izy taminy :
Manaraha Ahy.
20 Dia nitodika Petera ka nahita
ny mpianatra izay tiany Jesosy ma-
naraka, dia ilay niankina tamy ny
tratrany tamy ny fisakafoana ka
nanao hoe : Tompoko, iza no hama-
dika Anao? 21 Koa rehefa nahita
azy Petera, dia hoy izy : Tompoko,
inona no ho amin' ity lehilahy ity?
22 Hoy Jesosy taminy : Raha tiako
hitoetra izy mandra-pihaviko, ahoa-
nao izany? fa manaraha Ahy hianao.
23 Ary niely tamy ny rahalahy
izany teny izany, fa tsy ho faty
izany mpianatra izany; nefa Jesosy
tsy nilaza taminy fa tsy ho faty izy,
fa : 'Raha tiako hitoetra izy man-
dra-pihaviko, ahoanao izany?'
24 Izy no ilay mpianatra izay
vavolombelona manambara izany sy
nanoratra izany; ary fantatsika fa
marina ny fanambarany.
25 Ary misy zavatra maro hafa
koa izay nataony Jesosy, ka raha
voasoratra tsirairay avokoa izany
rehetra izany, ataoko fa izao tontolo
izao aza dia tsy omby ny boky voa-
soratra.

---

# ASAN' NY APOSTOLY.

*Fitarihan-teny sy filazana ny nanafarany Jesosy ny mpianany, sy ny nisarahany taminy, raha niakatra ho any an-danitra.*

I. RY Teofilo, ilay boky voaloha-
ny dia nosoratako ny amin'
izay nataony Jesosy sy nampianari-
ny, 2 hatramy ny andro nampiaka-
rana Azy, rehefa nodidiany tamy ny
Fanahy Masina ny Apostoly izay
nofidiny, 3 sady niseho koa tamy
ny famantarana maro taorian' ny
nijaliany fa velona Izy, ka niseho
taminy efa-polo andro Izy ary ni-
laza ny amy ny fanjakan' Andria-
manitra.
4 Ary raha niara-niangona[1] teo
aminy Jesosy, dia namepetra azy tsy
hiala any Jerosalema, fa hiandry ny
teny fikasan' ny Ray, izay efa rena-
reo tamiko, *hoy Izy;* 5 fa Jaona
nanao batisa tamy ny rano; fa hia-
nareo kosa hatao batisa amy ny
Fanahy Masina, rehefa afaka andro
vitsivitsy.
6 Koa izay tafangona teo dia na-
nontany Azy hoe : Tompoko, amin'
izao va no hampodianao ny fanja-
kana ho amy ny Isiraely? 7 Fa
hoy kosa Izy taminy : Tsy anareo
ny hahalala ny andro na ny fotoana
izay efa notendren' ny Ray amy ny
fahefany hiany.[2] 8 Fa hahazo hery
hianareo amy ny hilatsahan' ny Fa-
nahy Masina aminareo ary ho vavo-
lombeloko any Jerosalema sy erany
Jodia sy Samaria ary hatramy ny
faran' ny tany.
9 Ary rehefa nilaza izany Jesosy,
dia nakarina Izy, raha mbola nijery
izy ireo; ary nisy rahona nitondra
Azy, ka tsy hitan' ny masony intso-
ny Izy. 10 Ary raha mbola nan-
dinika ny lanitra izy ireo tamy ny
nandehanany Jesosy, indreo, nisy
roa lahy teo anilany niakanjo akanjo
fotsy, 11 izay nanao hoe : Ry lehi-
lahy Galiliana, nahoana no mijano-
na eto mijery ny lanitra hianareo?
Iny Jesosy Izay nampiakarina niala
taminareo ho any an-danitra iny dia
mbola ho avy tahaka ny nahitanareo
Azy niakatra ho any an-danitra.

---

[1] *Na:* niara-nihinana.  [2] *Na:* izay nataon' ny Ray ho adidin' ny tenany hiany.

12 Ary izy ireo niverina tany
Jerosalema, rehefa avy teo amy ny
tendrombohitra atao hoe Oliva, izay
akaikiny Jerosalema (araka izay
mety haleha amy ny Sabata). 13
Ary rehefa tafiditra izy, dia niaka-
tra ho any an-trano ambony, izay
fitoerany,—dia Petera sy Jaona sy
Jakoba sy Andrea, Filipo sy To-
masy, Bartolomeo sy Matio, Jakoba,
*zanaky* Alfeo, sy Simona Zelota ary
Jodasy, *zanaky*[1] Jakoba. 14 Ireo
rehetra ireo niray saina naharitra
nivavaka mbamy ny vehivavy sy
Maria, reniny Jesosy, ary ny raha-
lahiny.

*Ny nifidianan' ny Apostoly ny an-ankiray ho namany hisolo any Jodasy.*

15 ARY tamin' izany andro izany
dia nitsangana teo afo-
voan' ny rahalahy Petera (toko-
ny ho roa-polo amby zato no isan'
ny olona[2] vory teo) ka nanao hoe:
16 Ry rahalahy, tsy maintsy no-
tanterahina ilay tenin' ny Soratra
*Masina* nampilazain' ny Fanahy
Masina rahateo any Davida ny ami-
ny Jodasy, izay tonga mpitarika ny
olona nisambotra any Jesosy; 17 fa
izy dia isantsika hiany ka nahazo
anjara tamin' izao fanompoana izao
koa. 18 Koa izany lehilahy izany
dia nahazo saha tamy ny tambin'
ny fahotany; ary potraka nianko-
hoka izy, dia vaky ny kibony ka
nipoaka, sady nivaroraka avokoa ny
tsinainy. 19 Ary fantatr' izay re-
hetra monina eto Jerosalema izany,
ka ny anaran' izany saha izany amy
ny fiteniny dia atao hoe Akeldama,
izany hoe Sahan-dra. 20 Fa voaso-
ratra eo amy ny bokin' ny Salamo
hoe:

"Aoka ho lao ny fonenany,
Ary aoka tsy hisy olona ho-
nina ao" (Sal. lxix. 26);

ary koa:

"Aoka ho lasan' olon-kafa ny
anjara-raharahany" (Sal.
cix. 8).

21 Koa amin' ireo lehilahy niaraka
teto amintsika mandrakariva ireo,
raha niditra sy nivoaka tamintsika
Jesosy Tompo, 22 hatramy ny bati-
sany Jaona ka hatramy ny andro
nampiakarana Azy niala tamintsika,
dia tokony hisy anankiray ho na-
mantsika mba ho vavolombelon' ny
nitsanganany.
23 Ary nanokana roa lahy izy,
dia Josefa, atao hoe Barsabasy,
izay atao hoe koa Josto, ary Matia.
24 Dia nivavaka izy ka nanao
hoe: Hianao, Tompo ô, Izay maha-
lala ny fon' ny olona rehetra, ase-
hoy izay nofidinao amin' izy roa
lahy ireto, 25 mba hahazoany an-
jara amin' izao fanompoana sy ny
mah' Apostoly izao, izay nialany
Jodasy hankanesany any amy ny
fitoerany. 26 Dia nanao filokana
ho azy izy, ka latsaka taminy Matia
ny filokana; ary izy no lany ho
isan' ny Apostoly iraika amby ny
folo lahy.

*Ny nilatsahan' ny Fanahy Masina tamy ny andro Pentekosta, sy ny tori-teny nataony Petera tamin' izany.*

II. ARY nony tonga ny andro
Pentekosta, dia teo amy
ny fitoerana iray izy rehetra. 2
Ary nisy feo tonga tampoka avy
tany an-danitra, toy ny rivotra ma-
hery mifofofofo, ka nanenika ilay
trano niangonany. 3 Ary nisy lela
maro mitarehin' afo niseho taminy,
izay nizarazara; ary nipetraka ta-
min' izy rehetra isan-olona izany.
4 Ary samy feno ny Fanahy Ma-
sina izy rehetra, ka dia niteny tamy
ny fiteny maro samihafa, araka ny
nampitenenan' ny Fanahy Masina
azy.
5 Ary nisy Jiosy, mpivavaka
tsara, nitoetra tany Jerosalema, avy
tany amy ny firenena samihafa re-

[1] *Na: rahalahiny.*

[2] *Gr.* anarana.

hetra ambanin' ny lanitra. 6 Ary
nony re izany feo izany, dia nian-
gona ny olona maro ka very hevitra,
fa samy nahare azy ireo niteny tamy
ny fiteniny avy izy rehetra. 7 Dia
talanjona sady gaga izy rehetra ka
nanao hoe : Indreo, tsy Galiliana va
ireo rehetra miteny ireo? 8 Koa
ahoana no andrenesantsika amy ny
fitenintsika avy izay nahabe antsika
—9 dia Partiana sy Mediana sy
Elamita ary mponina any Mesopo-
tamia sy Jodia sy Kapadokia sy
Ponto sy Asia 10 sy Frygia sy
Pamfylia sy Egypta sy ny tany
Libya izay manodidina any Kyrena
ary vahiny avy any Roma, na Jiosy
na proselyta, 11 Kretana sy Arabo
—koa ahoana no andrenesantsika
ireo miteny amy ny fitenintsika avy
ny asa lehibe ataon' Andriamanitra?
12 Dia talanjona izy rehetra ka nia-
hanahana sady niresaka hoe : Aho-
ana no tokony ho hevitr' izany? 13
Fa ny sasany nihomehy ka nanao
hoe : Leon-divay mamy ireo.

14 Fa nitsangana Petera sy ny
iraika amby ny folo lahy, dia na-
nandra-peo izy ka nanao taminy
hoe : Ry lehilahy Jiosy sy izay re-
hetra monina eto Jerosalema, aoka
ho fantatrareo izao, ka henoy ny
teniko: 15 Tsy mamo araka ny
hevitrareo tsy akory ireo, fa vao ora
fahatelo hiany izao ny andro. 16
Fa izao ilay nampilazaina any Joela
mpaminany hoe :

17 " Ary amy ny andro farany,
hoy Andriamanitra,
No handatsahako ny Fanahiko
amy ny nofo rehetra;
Ary ny zanakalahinareo sy ny
zanakavavinareo haminany,
Ary ny zatovonareo hahita
fahitana,
Ary ny lahi-antitrareo hano-
nofy;
18 Ary ny mpanompoko, na lahy
na vavy,
Dia handatsahako ny Fana-
hiko amin' izany andro
izany,
Ka dia haminany izy;
19 Ary hanisy fahagagana eny
amy ny lanitra ambony
Aho
Sy famantarana amy ny tany
ambany,
Dia ra sy afo ary zavon' ny
setroka;
20 Ny masoandro hampodina ho
aizina,
Ary ny volana ho ra,
Alohan' ny hahatongavan' ny
androny Jehovah,
Dia ilay sady lehibe no ma-
laza;
21 Ary na zovy na zovy no hian-
tso ny anarany Jehovah dia
hovonjena " (Joela iii. 1-5).

22 Ry lehilahy Isiraely, mihainoa
izao teny izao : Jesosy avy any Na-
zareta, lehilahy nasehon' Andria-
manitra teo aminareo tamy ny asa
lehibe sy ny fahagagana ary ny fa-
mantarana izay nampanaovin' An-
driamanitra Azy teo aminareo, ta-
haka ny fantatrareo hiany, 23 Izy
efa natolotra araka ny saina niniana
sy ny fahalalan' Andriamanitra ra-
hateo, dia nohomboanareo sy novo-
noinareo tamy ny tànan' ny olona
tsy tan-dalàna; 24 fa Andriamani-
tra nanangana Azy, rehefa nahafaka
ny fanaintainan' ny fahafatesana,
satria tsy laitr' izany hohazonina
Izy. 25 Fa Davida milaza Azy
hoe :

" Nijery any Jehovah teo ana-
trehako mandrakariva aho;
Satria eo ankavanako Izy,
mba tsy hangozohozo aho,
26 Dia izany no nifalian' ny
foko sy niravoravoan' ny
lelako;
Ny nofoko koa hitoetra amy
ny fanantenana;
27 Fa tsy ho foinao ho any amy
ny fiainan-tsi-hita [1] ny aiko;
Ary tsy hamela ny Iray Ma-

[1] *Gr.* Hadesy.

sinao ho tratry ny lo Hianao.
28 Nampahafantatra ahy ny làlan' aina Hianao;
Hampifaly ahy indrindra amy ny tavanao Hianao" (Sal. xvi. 8-11).

29 Ry rahalahy, aoka aho mba hilaza aminareo marimarina ny aminy Davida patriarka, fa efa maty izy ka nalevina koa, ary ny fasany eto amintsika mandraka andro any.
30 Ary satria mpaminany izy ka nahalala fa Andriamanitra efa nanao fianianana taminy fa izay hateraky ny kibony no hipetraka[1] eo ambonin' ny seza fiandrianany, 31
koa raha nahita rahateo izy, dia nilaza ny fitsanganany Kristy, fa tsy nafoy ho any amy ny fiainantsi-hita[2] Izy, ary ny nofony tsy tratry ny lo.

32 Izany Jesosy izany dia efa natsangan' Andriamanitra, ary vavolombelon' izany izahay rehetra.
33 Ary rehefa nasandratry ny tànana ankavanan' Andriamanitra[3]
Izy, ary nandray tamy ny Ray ny Fanahy Masina Izay nokasainy, dia efa nampilatsaka izao hitanareo sy renareo izao Izy. 34 Fa tsy Davida no niakatra tany an-danitra; fa hoy izy:

"Jehovah nilaza tamy ny Tompoko hoe:
Mipetraha eo an-tànako ankavanana
35 Ambara-panaoko ny fahavalonao ho fitoeran-tongotrao" (Sal. cx. 1).

36 Koa aoka ho fantatry ny taranaky Isiraely rehetra marimarina fa iny Jesosy nohomboanareo tamy ny hazo fijaliana iny dia efa nataon' Andriamanitra ho Tompo sy Kristy.

37 Ary raha nandre izany ny olona, dia voatsindrona tam-pony ka nanao taminy Petera sy ny Apostoly namany hoe: Ry rahalahy, inona no hataonay? 38 Ary hoy Petera taminy: Mibebaha, ary aoka samy hatao batisa amy ny anarany Jesosy Kristy hianareo rehetra mba hahazo famelana ny helokareo; ary hianareo handray ny fanomezana, dia ny Fanahy Masina; 39 fa ny teny fikasana dia ho anareo sy ny zanakareo ary ho an' izay rehetra lavitra, na iza na iza hantsoiny Jehovah Andriamanitsika hanatona Azy.

40 Ary nanambara sy nananatra azy tamy ny teny maro hafa koa izy ka nanao hoe: Aoka hovonjena ho afaka amin' ity taranaka maditra ity hianareo.

41 Ary izay nandray tsara ny teniny dia natao batisa; ary tokony ho telo arivo no olona vao nanampy ho isany tamin' izany andro izany.
42 Ary izy ireo naharitra tamy ny fampianaran' ny Apostoly sy ny fiombonana sy ny famakiana ny mofo ary ny fivavahana.

43 Dia raiki-tahotra ny olona rehetra teo, ary fahagagana sy famantarana maro no nataon' ny Apostoly.
44 Ary izay rehetra nino dia niray toerana, sady niombonany avokoa ny fananany rehetra, 45 ary namidiny ny taniny sy ny fananany ka nozarainy tamin' izy rehetra araka izay nilainy avy. 46 Ary dia niray saina isan-andro izy ka nazoto nankeo an-kianjan' ny tempoly ary namaky mofo tao an-trano ka nihinankanina tamy ny fifaliana sy ny fahatsoram-po, 47 nidera an' Andriamanitra sady nahita fitia tamy ny vahoaka rehetra. Ary ny olombonjena dia nanampin' ny Tompo isan-andro ho isan' ireo.

*Ny nahasitranany Petera ilay lehilahy nalemy tongotra, sy ny toriteny nataony tamy ny olona.*

III. ARY Petera sy Jaona niakatra ho eo an-kianjan' ny tempoly tamy ny ora fahasivy fotoam-pivavahana. 2 Ary nisy ni-

[1] *Na:* hapetrany. [2] *Gr.* Hadesy. [3] *Na:* ho eo an-tànana ankavanan' Andriamanitra.

tondra lehilahy nalemy tongotra
hatrany an-kibon-dreniny, izay nape-
trany isan-andro teo anoloan' ny
vavahadin' ny tempoly, ilay atao
hoe Itsaraendrika, mba hangataka
fiantrana amin' izay niditra teo an-
kianjan' ny tempoly; 3 nony nahita
any Petera sy Jaona efa hiditra eo
an-kianjan' ny tempoly izy, dia nan-
gataka mba homena fiantrana. 4
Ary Petera sy Jaona nibanjina azy
ka nanao hoe: Mijere anay. 5 Dia
nibanjina azy roa lahy tsara izy, fa
nanantena hahazo zavatra taminy.
6 Fa hoy Petera: Tsy manana vola-
fotsy na volamena aho, fa izay ana-
nako no omeko anao: Amy ny ana-
rany Jesosy Kristy avy any Naza-
reta, mitsangantsangàna. 7 Ary
noraisiny tamy ny tànany ankava-
nana ralehilahy ka natsangany; dia
natanjaka niaraka tamin' izay ny
tongony sy ny kitrokeliny. 8 Ary
niantsambotra izy ka nijoro, dia
nitsangantsangana ary niara-niditra
taminy ho eo an-kianjan' ny tempoly,
nitsangantsangana sy niantsambo-
tsambotra sady nidera an' Andria-
manitra.

9 Ary ny vahoaka rehetra nahita
azy mitsangantsangana sy midera
an' Andriamanitra. 10 Ary fan-
tany tsara fa io no ilay nipetraka
teo amy ny vavahady Itsaraendrika
eo amy ny tempoly mba hiantrana;
dia gaga sady talanjona ny olona
noho izay tonga tamin-dralehilahy.
11 Ary raha nihazona any Petera
sy Jaona izy, dia niara-nirohitra ny
olona rehetra ho eo amin' izy telo
lahy teo amy ny fialofana izay atao
hoe Fialofany Solomona, ka talan-
jona.

12 Ary Petera, nony nahita, dia
namaly ny vahoaka hoe: Ry lehi-
lahy Isiraely, nahoana no talanjona
amin' izany hianareo? Ary nahoana
no mandinika anay hianareo, toa
herinay na fahamasinanay no nanao-
vanay azy ho afa-mandeha? 13
Andriamanitry Abrahama sy Isaka
ary Jakoba, Andriamanitry ny ra-
zantsika, no nanome voninahitra
any Jesosy Mpanompony,[1] Izay na-
tolotrareo sy nolavinareo teo ana-
trehany Pilato, rehefa nokasainy
halefa. 14 Fa hianareo nandà Ilay
Masina sy Marina, ary mpamono
olona no nangatahinareo halefa ho
anareo; 15 fa ny Tompon' ny aina
kosa no novonoinareo; fa Izy na-
tsangan' Andriamanitra tamy ny
maty, ary vavolombelon' izany iza-
hay. 16 Ary ny anarany no nam-
pahatanjaka io lehilahy hitanareo
sy fantatrareo io noho ny finoana
ny anarany; eny, ny finoana izay
azo amy ny alalany no nahazoany
izao fahasitranana tsara eto imaso-
nareo rehetra izao.

17 Ary ankehitriny, ry rahalahy,
fantatro fa tamy ny tsi-fahalalana
no nanaovanareo izany, tahaka ny
mpanapaka anareo koa. 18 Fa izany
no nahatanterahan' Andriamanitra
ny zavatra nampilazainy ny mpami-
nany rehetra rahateo, fa hiaretan'
ny Kristiny. 19 Koa mibebaha
hianareo, ka miverena hamonoana
ny fahotanareo, mba ho avy izay
andro famelombelomana avy amy ny
fanatrehan' ny Tompo, 20 ary mba
hanirahany ny Kristy voatendry ho
anareo, dia Jesosy, 21 Ilay tsy main-
tsy horaisin' ny lanitra mandra-
pihavin' ny andro fampodiana ny
zavatra rehetra, izay nampilazain'
Andriamanitra ny mpaminaniny
masina hatramy ny voalohany in-
drindra.

22 Fa Mosesy nilaza hoe: "Mpa-
minany no hatsangany Jehovah
Andriamanitra ho anareo avy amy
ny rahalahinareo, tahaka ahy; izy
no hohenoinareo amin' izay rehetra
holazainy aminareo. 23 Ary izay
rehetra tsy hihaino izany mpami-
nany izany dia haringana tsy ho eo
amy ny olona" (Deo. xviii. 15, 19).
24 Ary ny mpaminany rehetra koa

[1] *Na:* Zanany.

hatraminy Samoela sy izay nanara-
karaka, na iza na iza niteny, dia
nanambara izao andro izao.
25 Hianareo no zanaky ny mpa-
minany sy ny fanekena nataon'
Andriamanitra tamy ny razanareo,
raha hoy Izy taminy Abrahama:
"Ary amy ny taranakao no hita-
hiana ny firenena rehetra ambonin'
ny tany" (Gen. xxii. 18). 26 An-
driamanitra, rehefa nanangana ny
Mpanompony,[1] dia naniraka Azy ho
aminareo voalohany, mitahy anareo
amy ny fialanareo rehetra amy ny
faharatsianareo isam-batan' olona.

*Ny namatorana any Petera sy Jaona, sy ny nataon' ny Synedriona taminy.*

IV. ARY raha mbola niteny tamy
ny vahoaka izy, dia, in-
dreo, tonga teo aminy ny mpisorona
sy ny lehiben' ny mpiambina ny
tempoly ary ny Sadoseo; 2 fa soso-
tra izy noho ny nampianaran' ny
Apostoly ny vahoaka sy ny nitoriany
tamy ny alalany Jesosy ny fitsanga-
nana amy ny maty. 3 Dia nisam-
botra azy izy ka nanao azy tao an-
trano-maizina ambara-pahamarain'
ny andro; fa efa hariva ny andro
tamin' izay.
4 Kanefa maro tamin' izay nan-
dre ny teny no nino, ka dia tonga
tokony ho dimy arivo no isan' ny
lehilahy.
5 Ary nony maraina ny andro,
dia niangona tany Jerosalema ny
mpanapaka sy ny loholona sy ny
mpanora-dalàna 6 sy Anasy mpiso-
ronabe sy Kaiafa sy Jaona sy Alek-
sandro mbamin' izay rehetra mety
ho havan' ny mpisoronabe. 7 Ary
rehefa nataony teo ampovoany izy
roa lahy, dia nanontaniany hoe:
Fahefana manao ahoana, na anarana
manao ahoana, no nanaovanareo
izany?
8 Ary Petera, feno ny Fanahy
Masina, dia nanao taminy hoe: Ry
mpanapaka ny vahoaka sy loholona,
9 raha adinina izahay anio ny amy
ny asa tsara natao tamy ny nahasi-
tranana ilay lehilahy malemy, 10
dia aoka ho fantatrareo rehetra sy
ny olona Isiraely rehetra fa ny ana-
rany Jesosy Kristy avy any Naza-
reta, Izay nohomboanareo tamy ny
hazo fijaliana, fa natsangan' Andria-
manitra tamy ny maty kosa, dia
Izy no itsanganan' io lehilahy io
finaritra eto imasonareo. 11 "Ity
no vato izay nolavinareo mpanao
trano, nefa tonga fehizoro" (Sal.
cxviii. 22). 12 Ary tsy misy famon-
jena amy ny hafa; fa tsy misy ana-
rana hafa ambanin' ny lanitra no-
mena ny olona izay hahazoantsika
famonjena.
13 Ary nony nahita ny fahasahi-
sahiany Petera sy Jaona izy, sady
nahalala fa tsy mba mpahay lalàna
na nampianarina izy roa lahy, dia
gaga izy; ary fantany tsara fa efa
niaraka taminy Jesosy izy roa lahy.
14 Ary nony nijery ny lehilahy izay
efa sitrana nitsangana teo aminy
izy, dia tsy hitany izay havaliny.
15 Ary rehefa nasainy niala teo
amy ny Synedriona izy roa lahy, dia
niara-nisaina izy 16 ka nanao hoe:
Hataontsika ahoana ireo lehilahy
ireo? fa efa nanao famantarana
malaza tokoa izy, ary fantatry ny
mponina rehetra eto Jerosalema
izany ka tsy azontsika lavina. 17
Fa mba tsy hielezan' izany intsony
amy ny vahoaka, dia aoka horaho-
nantsika izy mba tsy hiteny amin'
izany anarana izany intsony na
amin' iza na amin' iza.
18 Ary niantso azy izy ka nan-
drara azy tsy hiteny na hampianatra
amy ny anarany Jesosy intsony.
19 Fa Petera sy Jaona kosa namaly
azy ka nanao hoe: Tsaraonareo na
marina eo imason' Andriamanitra
na tsia ny hanaiky anareo mihoatra
noho Andriamanitra. 20 Fa izahay

[1] *Na:* ny Zanany.

tsy maintsy milaza izay zavatra efa
hitanay sy renay.
21 Ary rehefa norahonany indray
izy, dia nalefany; fa tsy hitany izay
hampijaliany azy noho ny tahony
ny vahoaka; satria izy rehetra nan-
kalaza an' Andriamanitra noho ny
amy ny zavatra efa natao. 22 Fa
efa tsy omby efa-polo taona ralehi-
lahy izay nanaovana izany famanta-
rana nahasitrana azy izany.
23 Ary rehefa nalefa izy roa lahy,
dia tonga teo amy ny namany ka
nanambara izay rehetra nolazain' ny
lohan' ny mpisorona sy ny loholona
taminy. 24 Fa rehefa nandre izany
izy ireo, dia niara-nanandratra ny
feony ho amin' Andriamanitra ka
nanao hoe: Tompo ô, Hianao no
nanao ny lanitra sy ny tany ary ny
ranomasina mbamin' izay rehetra
ao anatiny, 25 ary ny Fanahy Ma-
sina no nampitenenanao any Davida
razanay sady mpanomponao hoe:

"Nahoana no mitabataba ny jentilisa,
Ary misaina anoano foana ny firenena?
26 Ireo mpanjakan' ny tany nitsangana,
Ary ny mpanapaka niangona
Hanohitra any Jehovah sy ny Mesiany" (Sal. ii. 1, 2).

27 Fa efa niangona marina tokoa
teto amin' ity tanàna ity Heroda sy
Pontio Pilato mbamy ny jentilisa
sy ny olona Isiraely hanohitra ny
Mpanomponao[1] Masina, dia Jesosy
Izay nohosoranao, 28 mba hanao
izay notendren' ny tànanao aman-
tsainao rahateo hatao. 29 Koa an-
kehitriny, Tompo ô, jereo ny fandra-
honany; ary omeo anay mpanom-
ponao ny mba hitory ny teninao
amy ny fahasahiana rehetra, 30
omban' ny aninjiranao ny tànanao
hahasitrana sy ny anaovana faman-
tarana sy fahagagana amy ny ana-
rany Jesosy, Mpanomponao[2] Masina.
31 Ary rehefa nivavaka izy, dia
nihovitrovitra ny trano izay nian-
gonany; dia feno ny Fanahy Masina
izy rehetra ka nitory ny tenin' An-
driamanitra tamy ny fahasahiana.

*Ny nifankatiavan' ny mpianatra sy ny fahazotoany.*

32 ARY niray fo sy fanahy ny
olona rehetra izay nino;
ary tsy nisy nanonona ny fananany
ho azy na dia iray aza, fa niombo-
nany avokoa ny zavatra rehetra
nananany. 33 Ary tamy ny hery
be no nanambaran' ny Apostoly ny
nitsanganany Jesosy Tompo; ary
fahasoavana be no tao amin' izy
rehetra. 34 Fa tsy nisy olona nala-
helo teo aminy; fa izay nanana tany
na trano, raha nivarotra izany, dia
nitondra ny vola vidin' ny zavatra
lafo, 35 ka napetrany teo anoloan' ny
tongotry ny Apostoly, dia nozaraina
tamin' izy rehetra araka izay nilainy
avy.
36 Ary Josefa, izay nataon' ny
Apostoly hoe koa Barnabasy (izany
hoe, raha adika, Zanaky ny fanana-
rana), Levita, avy any Kyprosy no
firazanany, 37 dia nivarotra ny
sahany, ary nentiny ny vola vidi-
ny ka napetrany teo anoloan' ny
tongotry ny Apostoly.

*Ny aminy Ananiasy sy Safira.*

V. FA nisy kosa lehilahy atao
hoe Ananiasy sy Safira
vadiny nivarotra tany, 2 ka nana-
fenany ho azy ny vola vidiny, ary
ny vavy koa nahalala izany; dia
nentiny ny vola sasany vidiny ka
napetrany teo anoloan' ny tongotry
ny Apostoly. 3 Ary hoy Petera:
Ry Ananiasy, nahoana Satana no
nameno ny fonao handainga amy
ny Fanahy Masina ka hanafina ny
vola sasany vidin' ny tany? 4 Fony
tsy namidy, tsy anao hiany va izy?
Ary rehefa namidy, tsy anao hanao-
vanao izay sitraponao koa va? Na-
hoana no nisaina izany tao am-ponao

[1] *Na:* ny Zanakao.

[2] *Na:* Zanakao.

hianao? Tsy nandainga tamin' olona
hianao, fa tamin' Andriamanitra. 5
Ary Ananiasy, nony nandre izany
teny izany, dia nikarapoka, ka afaka
ny ainy; dia raiki-tahotra loatra
izay rehetra nandre izany. 6 Ary
nitsangana ny zatovo, dia nofonosiny
ny faty ka nentiny nivoaka, dia
naleviny.
7 Fa rehefa afaka tokony ho ora
telo, dia niditra koa ny vavy, nefa
tsy fantany izay efa nanjo teo. 8
Ary hoy Petera taminy: Lazao
amiko: Izany hiany va no vola
vidin' ny taninareo? Dia hoy izy:
Eny, izany hiany. 9 Ary *hoy* Petera
taminy: Nahoana hianareo no niray
tetika haka fanahy ny Fanahin' ny
Tompo? Indro, eo am-baravarana
ny tongotr' izay nandevina ny vadi-
nao, ary hitondra anao hivoaka koa
izy. 10 Dia nikarapoka teo anoloan'
ny tongony niaraka tamin' izay koa
izy, ka afaka ny ainy; ary raha
niditra ny zatovo, dia hitany fa
maty, ary nentiny nivoaka ka nale-
viny teo anilan' ny lahy. 11 Dia
raiki-tahotra indrindra ny fiango-
nana rehetra sy izay rehetra nandre
izany.

*Ny fahagagana nataon' ny Apostoly sy ny nandrosoan' ny fiangonana.*

12 ARY ny tànan' ny Apostoly
no nanaovana famantarana
sy fahagagana maro teo amy ny
vahoaka; ary izy rehetra niray saina
teo amy ny Fialofany Solomona;
13 ary tsy nisy tamy ny olona sisa
rehetra sahy niray taminy; nefa
nankalaza azy ny vahoaka. 14 Ary
vao mainka nisy olona maro koa na
lahy na vavy izay nino ny Tompo
nanampy ho isany; 15 ka dia nen-
tiny teny an-dàlambe aza ny marary
ka napetrany teny ambony farafara
sy fandriana, mba hisy ho azon' ny
tandindony Petera ahay, raha man-
dalo izy.
16 Ary ny olona maro avy tamy
ny vohitra manodidina any Jero-
salema dia nivory koa, nitondra ny
marary sy izay nampahorin' ny fa-
nahy maloto; dia sitrana avokoa izy
rehetra.

*Ny namatorana ny Apostoly rehetra, sy ny nitondrana azy teo anatrehan' ny Synedriona.*

17 ARY nitsangana ny mpisoro-
nabe mbamy ny namany
rehetra (izay antokon' ny Sadoseo),
fa feno fialonana izy, 18 dia nisam-
botra ny Apostoly izy ka nanao azy
tao an-trano-maizina.
19 Fa nisy anjelin' ny Tompo na-
moha ny varavaran' ny trano-mai-
zina nony alina, dia nitondra azy
nivoaka ka nanao hoe: 20 Mande-
hana, ka mitsangàna, ary mitoria
amy ny vahoaka eo an-kianjan' ny
tempoly ny teny rehetra milaza
izany fiainana izany. 21 Ary re-
hefa nandre izany izy, dia niditra
maraina koa teo an-kianjan' ny tem-
poly ka nampianatra.
Ary rehefa tonga ny mpisoronabe
sy ny namany, dia nampiangona ny
Synedriona sy ny loholona rehetra
tamy ny Zanak' Isiraely izy ka na-
niraka nankao amy ny trano-mai-
zina haka ny Apostoly. 22 Fa
nony tonga ny mpiandry raharaha,
dia tsy nahita azy tao an-trano-mai-
zina; dia niverina izy ka nilaza
hoe: 23 Ny trano-maizina dia hi-
tanay mihidy tsara, ary ny mpiam-
bina mitsangana eo am-baravarana;
kanefa nony novohanay, dia tsy
nahita olona tao izahay.
24 Ary ny lehiben' ny mpiambina
ny tempoly sy ny lohan' ny mpiso-
rona, rehefa nandre izany teny izany,
dia niroahana ny amin' izay ho fa-
ran' izany. 25 Dia nisy tonga ka
nilaza taminy hoe: Ireny lehilahy
izay nataonareo tao an-trano-maizina
ireny, dia indreo izy mitsangana eo
an-kianjan' ny tempoly ka mampia-
natra ny olona.
26 Dia lasa ny lehiben' ny mpi-
ambina sy ny mpiandry raharaha
ka nitondra azy, nefa tsy nanao ma-
hery, satria natahotra ny vahoaka

izy, fandrao hotorahany vato. 27
Ary rehefa nentiny, dia napetrany
teo anatrehan' ny Synedriona ireo,
ary ny mpisoronabe nanontany azy
28 ka nanao hoe: Efa noraranay
mafy dia mafy hianareo tsy hampia-
natra amin' izany anarana izany;
kanjo, indro, efa nofenoinareo ny
fampianaranareo Jerosalema, ka tia-
nareo hankinina aminay ny ran'
izany lehilahy izany.

29 Fa Petera sy ny Apostoly
namaly ka nanao hoe: Andriama-
nitra no tokony hekena mihoatra
noho ny olona. 30 Andriamanitry
ny razantsika efa nanangana any
Jesosy, Izay novonoin' ny tànanareo
nahantonareo teo amy ny hazo. 31
Izy nasandratry ny tànana ankava-
nan' Andriamanitra [1] ho Tompo sy
Mpamonjy, hanome fibebahana sy
famelan-keloka ho any ny Isiraely.
32 Ary izahay dia vavolombelon'
izany zavatra izany, ary ny Fanahy
Masina koa, Izay efa nomen' An-
driamanitra ny manaiky Azy.

33 Ary raha nandre izany izy,
dia lotika ny fony, ka nihendry ha-
mono azy izy. 34 Dia nitsangana
teo amy ny Synedriona ny Fariseo
anankiray atao hoe Gamaliela,
mpampiana-dalàna, izay nalaza teo
amy ny olona rehetra, ary nasainy
navoaka kely ireo olona ireo. 35
Dia hoy izy tamy ny namany: Ry
lehilahy Isiraely, tandremo tsara
izay hataonareo amin' ireo olona
ireo. 36 Fa nitsangana fahiny Teo-
dasy ka nanao ny tenany ho zava-
tra; tokony ho efa-jato no isan' ny
lehilahy izay niandany taminy; fa
novonoina izy ka nihahaka izay re-
hetra nanaiky azy ka tonga tsinon-
tsinona. 37 Ary nanarakaraka azy
indray, tamy ny andro nanoratana
ny vahoaka, dia nitsangana Jodasy
avy any Galilia; ary izy nitaona
olona hikomy hanaraka azy; dia
novonoina koa izy, ka nihahaka izay
rehetra nanaiky azy. 38 Ary an-
kehitriny dia lazaiko aminareo:
Mandefera amin' ireo olona ireo, ka
avelao hiany izy; fa raha avy amin'
olona izao saina na asa izao, dia ho
foana; 39 fa raha avy amin' An-
driamanitra kosa izao, dia tsy ho
azonareo foanana, sao dia miseho ho
mpiady amin' Andriamanitra hia-
nareo.

40 Dia nanaiky azy izy; ary re-
hefa niantso ny Apostoly izy, dia
nikapoka azy sady nandrara azy tsy
hiteny amy ny anarany Jesosy in-
tsony, ary dia nandefa azy handeha.
41 Ary ireo dia niala teo anatrehan'
ny Synedriona, sady faly, satria na-
tao miendrika hitondra fahafaham-
baraka ho voninahitr' izany anarana
izany. 42 Ary tsy nitsahatra nam-
pianatra sy nitory any Jesosy ho
Kristy isan-andro teo an-kianjan'
ny tempoly sy tao an-trano izy.

*Ny nifidianana ny fito lahy, sy ny nandrosoan' ny fiangonana.*

VI. ARY tamin' izany andro iza-
ny, rehefa nihamaro ny
isan' ny mpianatra, dia nimonomo-
nona tamy ny Hebreo ny Helenista,
satria tsy mba enina tamy ny fian-
trana isan-andro ny mpitondrate-
nany.

2 Ary ny roa amby ny folo lahy
nampiangona ny mpianatra rehetra
ka nanao hoe: Tsy mety raha man-
dao ny tenin' Andriamanitra hitan-
drina latabatra izahay. 3 Koa
amin' izany, ry rahalahy, mizahà
fito lahy eo aminareo, izay tsara
laza sady feno ny Fanahy sy fahen-
drena, mba hotendrenay hitandrina
izany raharaha izany. 4 Fa izahay
kosa haharitra amy ny fivavahana
sy ny fampianarana.

5 Dia sitraky ny olona rehetra
ny teniny, ka nifidy any Stefana
izy, lehilahy feno finoana sy ny Fa-
nahy Masina, ary Filipo sy Prokoro
sy Nikanora sy Timona sy Parmena
ary Nikoleo (proselyta avy any An-

[1] *Na:* nasandratra ho eo an-tànana ankavanan' Andriamanitra.

tiokia), 6 ireo dia narosony teo ana-
trehan' ny Apostoly; ary rehefa
nivavaka ny Apostoly, dia nametra-
tànana taminy.
7 Dia nandroso ny tenin' Andria-
manitra; ary nihamaro indrindra
ny isan' ny mpianatra tany Jerosa-
lema; ary maro be kosa ny mpiso-
rona nanaiky ny finoana.

*Ny aminy Stefana.*

8 ARY Stefana, feno fahasoavana
sy hery, dia nanao fahaga-
gana sy famantarana lehibe teo amy
ny vahoaka. 9 Fa ny sasany, izay
avy amy ny synagoga atao hoe Sy-
nagogan' ny Libertina sy ny Kyre-
niana sy ny Aleksandriana mbamin'
izay avy any Kilikia sy Asia, dia
nitsangana ka niady hevitra taminy
Stefana. 10 Fa tsy nahatohitra ny
fahendrena sy ny Fanahy izay nite-
nenany ireo; 11 dia nisy olona no-
meny vava hanao hoe: Efa renay
niteny ratsy[1] any Mosesy sy An-
driamanitra ity. 12 Ary nampi-
taitra ny olona sy ny loholona ary
ny mpanora-dalàna izy, dia nankeo
aminy Stefana ka nisarika azy, dia
nitondra azy ho eo amy ny Syne-
driona; 13 ary izy nanangana vavo-
lombelona mandainga, izay nanao
hoe: Io lehilahy io tsy mitsahatra
miteny ratsy ity fitoerana masina
ity sy ny lalàna; 14 fa efa renay
izy nilaza fa ilay Jesosy avy any
Nazareta dia handrava ity fitoerana
ity sy hanova ny fomba izay nato-
lotry Mosesy antsika. 15 Ary izay
rehetra nipetraka teo amy ny Syne-
driona, raha nandinika any Stefana,
dia nahita ny tarehiny tahaka ny
tarehin' anjely.
VII. Ary hoy ny mpisoronabe: Moa
izany tokoa va?
2 Fa hoy Stefana: Mihainoa, ry
rahalahy sy hianareo ray: Andria-
manitry ny voninahitra niseho ta-
miny Abrahama razantsika, raha
tany Mesopotamia izy, fony tsy
mbola nonina tany Harana, 3 ka
nanao taminy hoe: "Mialà amy ny
taninao sy ny havanao, ka andeha
ho any amy ny tany izay haseho ko
anao" (Gen. xii. 1). 4 Dia niala
tamy ny tanin' ny Kaldeana izy ka
nonina tany Harana; ary rehefa
maty ny rainy, dia nafindran' *An-
driamanitra* niala teo izy hankatỳ
amy ny tany izay onenanareo anke-
hitriny. 5 Ary tsy nomeny lova
teto izy, na dia eram-paladia akory
aza; kanefa nampanantenainy izy
fa homeny azy sy ny taranany man-
dimby azy ho lovany izany, na dia tsy
mbola nanan-janaka akory aza izy.
6 Ary nolazain' Andriamanitra fa
ny taranany hivahiny any amy ny
tanin' ny firenena hafa ary hande-
voziny sy hampahoriny efa-jato tao-
na. 7 Nefa ny firenena izay ho-
tompoiny dia hotsaraiko kosa, hoy
Andriamanitra; ary rehefa afaka
izany, dia hivoaka izy ka hanompo
Ahy eto amin' ity tany ity (Gen.
xv. 13, 14). 8 Ary nomeny fane-
kena amy ny famorana izy. Ary
dia niteraka any Isaka izy ka na-
mora azy tamy ny andro fahavalo;
ary Isaka niteraka any Jakoba, ary
Jakoba niteraka ny patriarka roa
amby ny folo lahy.
9 Ary nialona any Josefa ny pa-
triarka ka nivarotra azy ho any
Egypta; nefa Andriamanitra nomba
azy 10 ka nahafaka azy tamy ny
fahoriany rehetra sady nanome azy
fahasoavana sy fahendrena teo ima-
sony Farao, mpanjakany Egypta;
ary izy nanendry azy ho mpanapaka
any Egypta mbamin' izay rehetra
tao an-dapany. 11 Ary nisy mo-
sary erany Egypta sy Kanana rehe-
tra, ka mafy ny fahoriana; ary tsy
nahita hanina ny razantsika. 12
Fa nony nandre Jakoba fa nisy
vary tany Egypta, dia naniraka ny
razantsika izy tamy ny voalohany.
13 Ary tamy ny fanindroany dia
fantatr' izy mirahalahy avy Josefa,

---

[1] *Gr.* nanao blasphemia; *izahao Mat.* ix. 3.

ary dia fantatry Farao koa ny ha-
vany Josefa. 14 Ary Josefa nani-
raka ka nampaka any Jakoba rainy
mbamy ny mpianakaviny rehetra,
dia olona dimy amby fito-polo izy.
15 Ary Jakoba nidina nankany
Egypta, dia maty izy sy ny ra-
zantsika; 16 ary nentina ho any
Sekema izy ka nalevina tao amy
ny fasana izay noviding Abrahama
vola tamy ny zanaky Hamora tany
Sekema.

17 Fa rehefa ho tonga ny fotoana
hahatanterahana ny teny fikasana,
izay nataon' Andriamanitra taminy
Abrahama, dia nitombo sy nihamaro
ny olona tany Egypta, 18 mandra-
pitsangan' ny mpanjaka hafa tany
Egypta, izay tsy nahalala any Jo-
sefa. 19 Ary izy nanao hafetsena
tamy ny razantsika, dia nampahory
azy, ka dia samy nanary ny zanany
vao teraka mba tsy ho velona izy.
20 Tamin' izany andro izany no
nahaterahany Mosesy, ary tsara teo
anatrehan' Andriamanitra izy ka
notezaina telo volana tao an-tranon'
ny rainy. 21 Fa rehefa nariana
izy, dia nalain' ny zanakavaviny
Farao ka notezainy ho zanany. 22
Ary Mosesy nampianarina ny fahen-
drena rehetra nananan' ny Egyp-
tiana, ary nahery tamy ny teniny
sy ny asany izy.

23 Ary rehefa ho efa-polo taona
izy, dia velona tao am-pony ny ha-
mangy ny Zanak' Isiraely rahala-
hiny. 24 Ary raha nahita ny anan-
kiray nampahorina maina izy, dia
namaly ka namono ilay Egyptiana
ary namonjy ilay nampahorina. 25
Ary nataony fa ho fantatry ny raha-
lahiny fa ny tànany no hamonjen'
Andriamanitra azy; kanjo tsy fan-
tany. 26 Ary nony ampitson' iny
dia niseho tamin' ireo izay niady
Mosesy ary nanao izay hampihavana
azy ka nanao hoe: "Raondriana,
mirahalahy hianareo, koa nahoana
hianareo no miady?" 27 Fa ilay
namely maina ny namany dia nano-
sika azy ka nanao hoe: "Iza no
nanendry an' ialahy ho mpanapaka
sy mpitsara anay? 28 Moa ta-
hamono ahy koa va ialahy tahaka
ny namonoan' ialahy ilay Egyptiana
omaly?" (Eks. ii. 13, 14). 29 Ary
tamin' izany teny izany dia nando-
sitra Mosesy ka nivahiny tany amy
ny tany Midiana, ary tany no nite-
rahany zanaka roa lahy.

30 Ary rehefa afaka efa-polo tao-
na, dia nisy anjely niseho taminy
tany an-efitry ny tendrombohitra
Sinay teo anaty lelafo teo amy ny
voaroy. 31 Ary Mosesy, nony na-
hita, dia gaga noho ny fahitana;
nefa nony nanatona handinika izy,
dia tonga ny feon' ny Tompo nanao
hoe: 32 "Izaho no Andriamanitry
ny razanao, dia Andriamanitry
Abrahama sy Isaka ary Jakoba"
(Eks. iii. 6). Dia tora-kovitra Mo-
sesy ka tsy sahy nandinika. 33 Ary
hoy Jehovah taminy: "Esory ny
kapa amy ny tongotrao; fa masina
io tany ijanonanao io. 34 Hitako
tokoa ny fahorian' ny oloko any
Egypta, ary reko ny fitarainany, dia
nidina hamonjy azy Aho. Koa an-
deha ankehitriny, dia hirahiko ho
any Egypta hianao" (Eks. iii. 5-10).

35 Izany Mosesy izany dia nola-
viny ka nataony hoe: "Iza no na-
nendry an' ialahy ho mpanapaka sy
mpitsara?" (Eks. ii. 14) kanjo izy
hiany no nirahin' Andriamanitra ho
mpanapaka sy mpanavotra nomban'
ny tànan' ny Anjely, Ilay niseho
taminy teo amy ny voaroy. 36 Izy
no nitondra ny olona nivoaka sady
nanao fahagagana sy famantarana
tany Egypta sy teo amy ny Rano-
masina Mena ary tany an-efitra efa-
polo taona. 37 Izany no Mosesy
ilay nilaza tamy ny Zanak' Isiraely
hoe: "Mpaminany no hatsangan'
Andriamanitra ho anareo avy amy
ny rahalahinareo, tahaka ahy" (Deo.
xviii. 15). 38 Izy ilay teo amy ny
fiangonana tany an-efitra mbamy ny
Anjely izay niteny taminy tany an-
tendrombohitra Sinay sy tamy ny
razantsika, ka izy no nandray teny

velona mba homeny antsika. 39
Nefa ny razantsika tsy nety nanaiky azy, fa nandà, dia manina any Egypta ny fony, 40 ka hoy izy taminy Arona : " Anaovy andriamanitra izahay, hitarika antsika eo aloha; fa ilay Mosesy iny, izay nitondra antsika nivoaka avy tany amy ny tany Egypta, dia tsy fantatray izay nanjo azy " (Eks. xxxii. 1). 41 Ary dia nanao ombilahy kely izy tamin' izany andro izany, dia nanatitra fanatitra tamy ny sampy ka niravoravo tamy ny asan' ny tànany.

42 Fa Andriamanitra nihodina, dia nanolotra azy hanompo izay eny amy ny lanitra; araka ny voasoratra eo amy ny bokin' ny mpaminany hoe :

" Moa nanatitra zavatra voavono sy fanatitra ho Ahy
Efa-polo taona tany an-efitra va hianareo, ry taranaky Isiraely?
43 Tsia, fa nobetainareo ny tranolainy Moloka
Sy ny kintan' ny andriamanitra atao hoe Refana,
Dia ny endri-javatra izay nataonareo hivavahana,
Ka dia hamindra anareo ho any ankoatry Babylona Aho " (Amo. v. 25-27).

44 Ny trano-lain' ny Vavolombelona dia teo amy ny razantsika tany an-efitra, tahaka ny voatendrin' Izay niteny taminy Mosesy mba hanaovany azy araka ny endrika izay efa hitany. 45 Izany koa dia
noraisin' ny razantsika izay nandimby ireo ka nentiny niditra niaraka taminy Josoa tamy ny nahazoany ny tanin' ny firenena izay noroahin' Andriamanitra hiala teo anoloan' ny razantsika hatramy ny androny Davida; 46 izy nahita fitia teo anatrehan' Andriamanitra ka nangataka hahita trano ho an' Andriamanitry Jakoba. 47 Fa Solomona kosa no nanao trano ho Azy.
48 Kanefa ny Avo Indrindra tsy mitoetra ao amin' izay nataon-tànan' olona; araka ny nolazain' ny mpaminany hoe :

49 " Ny lanitra no seza fiandrianako,
Ary ny tany no fitoeran-tongotro;
Koa trano manao ahoana no hataonareo ho Ahy, hoy Jehovah,
Ary manao ahoana no ho fitoerana fitsaharako?
50 Tsy ny tànako va no nanao izao zavatra rehetra izao?"
(Isa. lxvi. 1, 2).

51 Ry olona mafy hatoka sady tsy voafora fo sy sofina, hianareo manohitra ny Fanahy Masina mandrakariva; tahaka ny nataon' ny razanareo hiany no ataonareo koa.
52 Iza no mpaminany izay tsy nenjehin' ny razanareo? Eny, novonoiny aza izay naminany ny fihavian' Ilay Marina; ary ankehitriny dia efa tonga mpamadika sy mpamono Azy hianareo, 53 dia olona izay nahazo ny lalàna tamy ny nandaharan' anjely azy, nefa tsy nankatò izany.

54 Ary nony nandre izany izy ireo, dia lotika ny fony, ka nihidy vazana taminy izy. 55 Fa Stefana, feno ny Fanahy Masina, dia nibanjina ny lanitra ka nahita ny voninahitr' Andriamanitra sy Jesosy nitsangana teo ankavanan' Andriamanitra, 56 dia nanao hoe : Indro, hitako ny lanitra misokatra ary ny Zanak' olona mitsangana eo ankavanan' Andriamanitra.

57 Ary ny olona niantso tamy ny feo mahery sady nanentsin-tadìny ka indray nirodona taminy, 58 dia nandroaka azy ho eny ivelan' ny tanàna ka nitora-bato azy; ary ireo vavolombelona dia nametraka ny fitafiany teo anilan' ny tongotry ny zatovo anankiray atao hoe Saoly.
59 Ary ny olona nitora-bato any Stefana, izay niantso hoe : Ry Jesosy Tompo ô, raiso ny fanahiko.
60 Dia nandohalika izy ka niantso tamy ny feo mahery hoe : Tompo ô,

aza atao ho helony anie izao ota
izao. Ary rehefa nilaza izany izy,
dia nodi-mandry.

VIII. Ary Saoly mba nankasitraka
ny namonoana azy koa.

*Ny nielezan' ny mpianatra noho ny
fanenjehana, sy ny nitoriany Fi-
lipo tany Samaria sy tamin' ilay
tandapa Etiopiana.*

ARY tamin' izany andro izany dia
nisy fanenjehana mafy tamy
ny fiangonana tany Jerosalema; ka
dia niely teny amy ny tany Jodia
sy Samaria izy rehetra, afa-tsy ny
Apostoly hiany.

2 Ary mpivavaka tsara no nan-
devina any Stefana sady nisaona
azy fatratra. 3 Fa Saoly nampa-
hory mafy ny fiangonana, ka nidi-
rany isan-trano sady nosarihany, na
ny lehilahy na ny vehivavy, ka na-
taony tao an-trano-maizina.

4 Ary izay niely dia nandeha ni-
tory teny tontolo eny. 5 Ary Filipo
nidina tany an-tanàna any Samaria
ka nitory any Kristy tamy ny olona
tao. 6 Ary ny vahoaka betsaka
dia niray hevitra nihaino izay nola-
zainy Filipo, raha nandre azy sy
nahita ny fahagagana nataony. 7
Fa ny fanahy maloto niantso tamy
ny feo mahery, dia nivoaka tamy ny
maro izay nanana azy; ary maro ny
mararin' ny paralysisa sy ny man-
dringa no nositraniny. 8 Dia nisy
fifaliana lehibe tao amin' izany
tanàna izany.

9 Ary nisy lehilahy anankiray
rahateo teo an-tanàna, atao hoe
Simona, izay nanao ody ka nahata-
lanjona ny olona tany Samaria sady
nandoka tena nanao azy ho zavatra;
10 ary nihaino azy ny olona rehetra,
na ny kely na ny lehibe, ka nanao
hoe: Ity lehilahy ity no herin' An-
driamanitra, izay atao hoe hery le-
hibe. 11 Ary nihaino azy ny olona,
satria efa ela no talanjona tamy ny
odiny. 12 Ary rehefa nino any
Filipo nitory ny teny soa mahafaly
ny amy ny fanjakan' Andriamanitra
sy ny anarany Jesosy Kristy ireo,
dia natao batisa avokoa na lahy na
vavy. 13 Ary Simona koa mba
nino; ary rehefa natao batisa izy,
dia nanaraka any Filipo. Ary ta-
lanjona izy, raha nahita ny faman-
tarana sy ny asa lehibe izay natao.

14 Ary nony ren' ny Apostoly
tany Jerosalema fa Samaria efa
nandray ny tenin' Andriamanitra,
dia naniraka any Petera sy Jaona
izy hankany aminy. 15 Nony tafi-
dina tany izy roa lahy, dia nivavaka
ho any ny olona mba handraisany
ny Fanahy Masina. 16 Fa tsy
mbola nisy nilatsahany izy na dia
iray akory aza; fa natao batisa
tamy ny anarany Jesosy Tompo
hiany izy. 17 Ary izy roa lahy
nametra-tànana taminy, ka dia nan-
dray ny Fanahy Masina ireo.

18 Ary Simona, nony nahita fa
ny fametrahan' ny Apostoly tànana
no nanomezana ny Fanahy Masina,
dia nitondra vola homena azy 19 ka
nanao hoe: Omeo izany fahefana
izany koa aho, mba handray ny
Fanahy Masina izay olona hametra-
hako tànana. 20 Fa hoy Petera
taminy: Aoka ho very mbamy ny
tenanao ny volanao, satria nataonao
fa azo vidim-bola ny fanomezan'
Andriamanitra. 21 Tsy manana
anjara na raharaha amin' izany za-
vatra izany hianao, satria tsy ma-
hitsy fo eo anatrehan' Andriamani-
tra. 22 Koa mibebaha amin' izao
haratsianao izao, ka mangataha amy
ny Tompo, andrao mba havelany
izay noheverin' ny fonao. 23 Fa
hitako fa mbola mitoetra amy ny
fangidian' afero sy ny fehin-keloka
hiany hianao. 24 Ary Simona na-
maly ka nanao hoe: Mangataha ho
ahy amy ny Tompo, mba tsy ho
tonga amiko izay nolazainareo.

25 Ary rehefa nanambara sy ni-
tory ny tenin' ny Tompo Petera sy
Jaona, dia niverina nankany Jero-
salema ka nitory ny filazantsara teny
amy ny vohitra maro izay any ny
Samaritana.

26 Ary nisy anjelin' ny Tompo
nilaza taminy Filipo ka nanao hoe:
Mitsangàna, ka mandehana miana-
tsimo ho any amy ny làlana midina
avy any Jerosalema mankany Gaza;
dia efitra izany. 27 Dia nitsangana
izy ka lasa nandeha; ary, indro,
nisy lehilahy Etiopiana, tandapany
Kandasy, mpanjakavavin' ny Etio-
piana, sady mpitahiry ny hareny
rehetra, ary tonga tany Jerosalema
izy mba hivavaka; 28 dia nody izy
ka nipetraka teo anatin' ny kalesiny
ary namaky teny tao aminy Isaia
mpaminany.
29 Dia hoy ny Fanahy taminy
Filipo: Andeha manatona ka man-
kanesa amin' io kalesy io. 30 Ary
Filipo nihazakazaka nankeo aminy,
dia nandre azy mamaky teny tao
aminy Isaia mpaminany, ka niteny
taminy hoe: Moa fantatrao va izay
vakinao? 31 Fa hoy izy: Hataoko
ahoana no fahay, raha tsy misy
mampianatra[1] ahy? Ary izy nan-
gataka any Filipo hiakatra sy hipe-
traka eo aminy.
32 Ary izao no tenin' ny Soratra
*Masina* novakiny:

"Nentina hovonoina tahaka
ny ondry Izy,
Ary tsy niloa-bava,
Tahaka ny zanak' ondry moa-
na eo anoloan' ny mpanety
azy;
33 Ny fietren-tena no nanaovana
Azy resy lahatra;
Ary iza no hahalaza ny amy
ny niara-belona taminy?[2]
Fa ny ainy nesorina tamy ny
tany" (Isa. liii. 7, 8).

34 Ary ilay tandapa namaly any
Filipo ka nanao hoe: Masìna hianao,
iza moa no lazain' ny mpaminany
amin' izany? Ny tenany va, sa
olon-kafa? 35 Ary Filipo niloa-
bava, dia nanomboka teo amin' iza-
ny Soratra *Masina* izany nitory any
Jesosy taminy.
36 Ary raha nandeha teny an-
dàlana izy, dia tonga teo amin' izay
nisy rano; ary hoy ilay tandapa:
Indro rano, ka inona moa no misa-
kana ahy tsy hatao batisa?[3] 38
Dia nasainy najanona ny kalesy;
ary izy roa lahy, dia Filipo sy ilay
tandapa, nidina ho eo amy ny rano;
dia nataony batisa izy.
39 Ary rehefa niakatra avy teo
amy ny rano izy roa lahy, dia nentin'
ny Fanahin' ny Tompo Filipo ka
tsy hitan' ilay tandapa intsony; fa
nandeha tamy ny nalehany izy sady
nifaly. 40 Fa Filipo hita tany
Azota, dia nitory ny filazantsara
tany amy ny tanàna rehetra izay
nalehany ambara-pahatongany tany
Kaisaria.

*Ny niovany Saoly ho Kristiana.*

IX. ARY Saoly mbola nifofofofo
fandrahonana sy famonoa-
na tamy ny mpianatry ny Tompo
hiany, dia nankao amy ny mpisoro-
nabe izy 2 ka nangataka taratasy
taminy ho any amy ny synagoga
any Damaskosy, mba ho entiny mifa-
totra ho any Jerosalema izay rehetra
hitany momba izany fampianarana[4]
izany, na lahy na vavy.
3 Ary raha nandeha izy, dia
tonga teo akaikiny Damaskosy; ary
nisy mazava avy tany an-danitra
nanelatrelatra tampoka manodidina
azy; 4 dia lavo tamy ny tany izy
ka nandre feo nanao taminy hoe:
Saoly, Saoly, nahoana hianao no
manenjika Ahy? 5 Ary hoy izy:
Iza moa hianao, Tompoko? Dia hoy
Izy: Izaho no Jesosy Izay enjehinao;
6 fa mitsangàna, ka mankanesa ho
any an-tanàna, dia holazaina aminao
izay mety hataonao.
7 Ary ny olona izay nomba azy

[1] *Gr.* mitari-dàlana.
[2] *Na:* ny fianakaviany.
[3] *Ampio hoe:* 37 [Dia hoy Filipo: Raha mino amy ny fonao rehetra hianao, dia azo atao hiany. Ary izy namaly ka nanao hoe: Mino aho fa Jesosy Kristy no Zanak' Andriamanitra].
[4] *Gr.* làlana.

tamy ny nalehany dia nitsangana
tsy nahateny, ary nandre ny feo
izy, nefa tsy nahita olona. 8 Ary
Saoly nitsangana tamy ny tany, ary
rehefa nahirany ny masony, dia tsy
nahita na inona na inona izy; ary
ireo nitantana azy ka nitondra azy
ho any Damaskosy. 9 Ary tsy na-
hita izy hateloana sady tsy nihinana
na nisotro.

10 Ary nisy mpianatra anankiray
tany Damaskosy, atao hoe Ananiasy;
ary hoy ny Tompo taminy tamy ny
fahitana: Ry Ananiasy. Dia hoy
izy: Inty aho, Tompoko. 11 Ary
hoy ny Tompo taminy: Mitsangàna,
ka mandehana any amy ny làlana
atao hoe Imahitsy, ka izahao ao an-
tranony Jodasy izay lehilahy atao
hoe Saoly avy any Tarsosy; fa, indro,
efa mivavaka izy; 12 ary izy efa
nahita lehilahy atao hoe Ananiasy
niditra ka nametra-tànana taminy,
mba hahiratra indray ny masony.
13 Ary Ananiasy namaly hoe: Tom-
poko, efa reko tamy ny maro ny
haben' ny ratsy nataon' izany lehi-
lahy izany tamy ny olonao masina
tany Jerosalema. 14 Ary manana
fahefana atỳ koa avy tamy ny mpi-
soronabe izy hamatotra izay rehetra
miantso ny anaranao. 15 Fa hoy
ny Tompo taminy: Mandehana, fa
fanaka voafidy izy ho fitondrana ny
anarako eo anatrehan' ny jentilisa
sy ny mpanjaka ary ny Zanak'
Isiraely; 16 fa hasehoko azy ny
habetsahan' izay tsy maintsy hiare-
tany ho voninahitry ny anarako.

17 Ary nandeha Ananiasy ka
niditra tao an-trano, dia nametra-
tànana taminy ka nanao hoe: Ry
Saoly rahalahy, ny Tompo, dia Je-
sosy Izay niseho taminao teo amy ny
làlana nalehanao, no efa naniraka
ahy, mba hahiratan' ny masonao,
ary mba ho feno ny Fanahy Masina
hianao. 18 Ary niaraka tamin'
izay dia nisy zavatra toy ny kiran'
ny hazandrano niala avy tamy ny
masony, dia nahiratra izy ka nitsan-
gana, dia natao batisa; 19 ary nihi-
nan-kanina izy ka dia natanjaka.

*Ny nitoriany Saoly teny tany Damaskosy sy Jerosalema.*

ARY Saoly nitoetra andro vitsi-
vitsy teo amy ny mpianatra
tany Damaskosy. 20 Ary niaraka
tamin' izay dia nitory teo amy ny
synagoga izy ka nilaza any Jesosy
fa Zanak' Andriamanitra. 21 Ary
talanjona izay rehetra nandre ka
nanao hoe: Tsy ity va ilay nandrin-
gana izay niantso izany anarana
izany tany Jerosalema? ary tonga
atỳ koa izy mba hitondra azy mifa-
totra ho any amy ny mpisoronabe.
22 Ary Saoly mainka nihahery, dia
nandresy lahatra ny Jiosy izay no-
nina tany Damaskosy ka naneho
marimarina fa Jesosy[1] no Kristy.

23 Ary rehefa afaka andro maro-
maro, dia nihendry hamono azy ny
Jiosy; 24 nefa fantatry Saoly ny
fihendreny. Ary izy ireo niambina
ny vavahady andro aman-alina ha-
monoany azy. 25 Fa ny mpianany
naka azy nony alina ka nampidina
azy tamy ny sobiky avy eo amy ny
mànda.

26 Ary rehefa tonga tany Jero-
salema Saoly, dia nitady hiray tamy
ny mpianatra; fa izy rehetra nata-
hotra azy ka tsy nino azy ho mpia-
natra. 27 Fa Barnabasy naka azy
ka nitondra azy ho any amy ny
Apostoly, dia nanambara taminy ny
nahitany ny Tompo sy ny nitene-
nany taminy teny an-dàlana ary
ny fahasahiany nitory ny anarany
Jesosy tany Damaskosy.

28 Ary izy niara-niditra sy nivoa-
ka tamin' ireo tany Jerosalema, 29
sady nitory tamy ny anaran' ny
Tompo tamy ny fahasahiana ary
niresaka sy niady hevitra tamy ny
Helenista; fa ireo nitady hahafaty
azy. 30 Ary rehefa fantatry ny
rahalahy izany, dia nentiny nidina

[1] *Gr* Ity.

nankany Kaisaria izy ka nampan-
dehaniny ho any Tarsosy.
31 Dia nanam-piadanana ny fian-
gonana erany Jodia sy Galilia ary
Samaria rehetra, sady nandroso
tsara sy nandeha tamy ny fahataho-
rana ny Tompo sy ny fampirisihan'
ny Fanahy ka nihamaro.

*Ny nandehanany Petera nitety tany, sy ny nananganany any Dorkasy tamy ny maty.*

32 ARY raha nandeha nitety ny
tany rehetra Petera, dia
nidina ho any amy ny olona masina
nonina tany Lyda koa. 33 Ary izy
nahita lehilahy anankiray teo, atao
hoe Enea, izay efa nandry valo taona
teo am-parafara, fa nararin' ny para-
lysisa. 34 Ary hoy Petera taminy:
Ry Enea, manasitrana anao Jesosy
Kristy; mitsangàna, ka amboary
ny fandrianao. Dia nitsangana nia-
raka tamin' izay izy. 35 Ary nahita
azy izay rehetra nonina tany Lyda
sy Sarôna, ka dia niverina ho amy
ny Tompo.
36 Ary tany Jopa nisy vehivavy
mpianatra atao hoe Tabita, izany
hoe, raha adika, Dorkasy;[1] ary be
ny asa soa sy ny fiantrana izay
nataon' izany vehivavy izany. 37
Ary narary izy tamin' izany andro
izany, ka dia maty; ary rehefa
nampandroiny ny faty, dia napetra-
ny tao an-trano ambony. 38 Ary
satria Lyda akaikiny Jopa, ary ny
mpianatra nandre fa efa tonga ao
Petera, dia naniraka roa lahy izy
hangataka azy hoe: Aza misalasala
hankaty aminay.
39 Dia nitsangana Petera ka nan-
deha niaraka taminy. Ary nony
tonga izy, dia nentiny tany an-trano
ambony; ary ny mpitondratena re-
hetra nitsangana teo anilany ka
nitomany sady nampiseho ny akanjo
sy lamba izay nozairiny Dorkasy
fony fahavelony. 40 Ary navoaky
Petera avokoa izy rehetra, dia nan-
dohalika izy ka nivavaka; ary nito-
dika nanatrika ny faty izy ka nanao
hoe: Ry Tabita, mitsangàna. Dia
nahirany ny masony; ary raha na-
hita any Petera izy, dia niarina. 41
Ary Petera nanolo-tànana azy ka
nanangana azy; ary rehefa niantso
ny olona masina sy ny mpitondra-
tena izy, dia nanolotra azy velona.
42 Ary dia fantatra erany Jopa
izany, ka maro no nino ny Tompo.
43 Ary Petera nitoetra andro maro-
maro tany Jopa tao aminy Simona
mpandon-koditra.

*Ny aminy Kornelio.*

X. ARY nisy lehilahy anankiray
tany Kaisaria, atao hoe
Kornelio, kapiteny tamy ny anto-
kon' ny miaramila atao hoe Italiana;
2 ary mpivavaka tsara sady nata-
hotra an' Andriamanitra izy mbamy
ny ankohonany rehetra ka nanao
fiantrana be tamy ny olona sady
nivavaka tamin' Andriamanitra
mandrakariva. 3 Ary izy nahita
miharihary tamy ny fahitana, rehefa
tokony ho tamy ny ora fahasivy
antoandro, fa, indro, nisy anjelin'
Andriamanitra niditra tao aminy
ka nanao taminy hoe: Ry Kornelio.
4 Ary nony nibanjina azy izy, dia
raiki-tahotra ka nanao hoe: Ahoana,
Tompoko? Ary izy nanao taminy
hoe: Ny fivavakao sy ny fiantranao
dia efa tafakatra ho fampahatsiaro-
vana eo anatrehan' Andriamanitra.
5 Koa ankehitriny maniraha olona
hankany Jopa, ka ampanalao Simona
anankiray, izay atao hoe koa Petera;
6 mitoetra ao aminy Simona mpan-
don-koditra izy, eo amoron-drano-
masina ny tranony.
7 Ary rehefa lasa ny anjely izay
niteny taminy Kornelio, dia niantso
roa lahy tamy ny mpanompony izy
sy miaramila mpivavaka anankiray
isan' izay nanaraka azy isan-andro.
8 Ary rehefa nambarany taminy

[1] Dorkasy = Gazela; *izahao* 2 *Sam.* ii. 18.

izany rehetra izany, dia naniraka
azy hankany Jopa izy.

9 Ary nony ampitso, raha mbola
nandeha teny an-dàlana izy ireo ka
mby teo akaikin' ny tanàna, dia
niakatra teo ambonin' ny tampon-
trano Petera mba hivavaka, rehefa
tokony ho tamy ny ora fahenina.
10 Dia noana loatra izy ka te-hihi-
nana; fa raha mbola natao ny na-
handro, dia azon-tsindrimandry izy
11 ka nahita ny lanitra misokatra,
sady nisy zavatra midina toa lamba
lehibe nampidinina tamy ny zorony
efatra ho amy ny tany; 12 ary tao
anatiny nisy ny biby rehetra izay
manan-tongotra efatra sy ny zava-
mandady sy mikisaka etỳ an-tany
ary ny voro-manidina. 13 Ary nisy
feo nanao taminy hoe: Mitsangàna,
ry Petera; vonoy, ka hano. 14 Fa
hoy Petera: Sanatria, Tompoko! fa
tsy mbola nihinana zava-padina na
tsy madio aho. 15 Fa *hoy* ilay feo
taminy fanindroany: Izay efa no-
diovin' Andriamanitra dia aza atao-
nao ho fady. 16 Ary intelo no
nanaovana izany; dia nakarina tany
an-danitra niaraka tamin' izay ilay
zavatra.

17 Ary raha mbola nieritreritra
tao am-pony Petera ny amin' izay
anton' ny fahitana efa hitany, dia,
indreo, ny olona izay nirahiny Kor-
nelio nanontany ny tranony Simona
ka nijanona teo am-bavahady, 18
dia niantso ka nanontany na mitoe-
tra ao Simona, izay atao hoe koa
Petera, na tsia.

19 Fa raha mbola nieritreritra ny
fahitana Petera, dia hoy ny Fanahy
taminy: Indreo, misy telo lahy
mitady anao; 20 fa mitsangàna
hianao, dia midìna ary mandehana
miaraka aminy, ka aza misalasala,
fa Izaho no naniraka azy. 21 Ary
Petera nidina tany amin' ireo olona
ireo ka nanao hoe: Inty aho izay
tadiavinareo; inona no anton' ny
ahatongavanareo atỳ? 22 Dia hoy
ireo: Kornelio kapiteny, lehilahy
marina sady matahotra an' Andria-
manitra ka tsara laza amy ny fire-
nen' ny Jiosy rehetra, dia efa noto-
roan' anjely masina hevitra hampaka
anao ho any an-tranony sy hihaino
teny avy aminao. 23 Ary Petera
nampiantrano azy handry tao.

Ary nony ampitso dia niainga
Petera ka nandeha niaraka taminy,
ary ny rahalahy sasany avy tany
Jopa niaraka taminy koa. 24 Ary
nony ampitso indray dia tonga tany
Kaisaria izy. Ary Kornelio niandry
azy sady efa nampiangona ny havany
sy ny tena sakaizany. 25 Ary raha
vao niditra Petera, dia nitsena azy
Kornelio ka niankohoka teo amy ny
tongony sady nitsaoka azy. 26 Fa
Petera nampitsangana azy ka nanao
hoe: Mitsangàna; fa izaho dia olona
hiany. 27 Ary nony niresaka tami-
ny izy, dia niditra tao an-trano ka
nahita ny olona maro tafangona tao.

28 Dia hoy izy taminy: Hianareo
mahalala fa fady amy ny Jiosy ny
hanan-draharaha na hiantrano amy
ny olona hafa firenena; nefa izaho
efa nampahafantarin' Andriamani-
tra fa tsy misy olona azoko atao hoe
fady na tsy madio. 29 Ary amin'
izany dia tsy nandà tsy hankaty aho,
raha nampanalaina; koa manontany
aho: Ahoana moa no nampanalana-
reo ahy?

30 Dia hoy Kornelio: Loak' an-
dro afak' omaly, mandra-paha-toy
izao ny andro, raha nivavaka teto
an-tranoko aho mandritra ny ora
fahasivy, dia, indro, nisy lehilahy
niakanjo akanjo mamirapiratra ni-
tsangana teto anatrehako 31 ka
nanao hoe: Ry Kornelio, efa re ny
fivavakao, ary efa tsarovana eo ana-
trehan' Andriamanitra ny fiantra-
nao. 32 Koa maniraha hankany
Jopa, ka ampanalao Simona, izay
atao hoe koa Petera; mitoetra ao
an-tranony Simona mpandon-koditra
eo amoron-dranomasina izy. 33 Koa
niaraka tamin' izay dia naniraka
tany aminao aho; ary nanao soa
hianao no avy. Koa ankehitriny
izahay rehetra dia efa eto anatre-

han' Andriamanitra hihaino izay
rehetra nandidian' ny Tompo anao.
34 Ary Petera niloa-bava ka
nanao hoe: Hitako marina tokoa
izao fa tsy mizaha tavan' olona
Andriamanitra; 35 fa amy ny firenena rehetra izay olona matahotra
Azy ka manao ny marina no ankasitrahany.
36 Hianareo mahalala ny
teny izay nampitondrainy ho amy
ny Zanak' Isiraely, mitory teny soa
milaza fiadanana amy ny alalany
Jesosy Kristy (Izy no Tompon' izao
rehetra izao),
37 dia ilay teny natomboka hatrany Galilia ka notorina tany Jodia rehetra teo aorian'
ny batisa izay notoriny Jaona, dia
ny aminy Jesosy avy any Nazareta,
38 Izay nohosoran' Andriamanitra
tamy ny Fanahy Masina sy ny hery
sady nandehandeha nanao soa sy
nahasitrana izay rehetra azon' ny
herin' ny devoly, satria Andriamanitra nomba Azy.
39 Ary izahay
no vavolombelon' ny zavatra rehetra
izay nataony tany amy ny tanin' ny
Jiosy sy tany Jerosalema; Izy dia
novonoiny nahantony teo amy ny
hazo;
40 nefa natsangan' Andriamanitra kosa Izy tamy ny andro
fahatelo ka nasehony marimarina,
41 tsy tamy ny olona rehetra, fa
tamy ny vavolombelona izay notendren' Andriamanitra rahateo, dia
taminay izay niara-nihinana sy nisotro taminy, rehefa nitsangana tamy
ny maty Izy.
42 Ary Izy nandidy
anay hitory amy ny olona ka hanambara fa Izy no voatendrin' Andriamanitra ho Mpitsara ny velona sy
ny maty.
43 Izy no ambaran' ny
mpaminany rehetra, fa amy ny anarany no hahazoan' izay rehetra mino
Azy famelan-keloka.
44 Raha mbola nilaza izany teny
izany Petera, dia nilatsaka tamin'
izay rehetra nandre ny teny ny
Fanahy Masina.
45 Ary talanjona
ny mino isan' ny voafora izay niaraka taminy Petera, satria nilatsaka
tamy ny jentilisa koa ny fanomezana, dia ny Fanahy Masina.
46 Fa nandre azy niteny tamy ny fiteny
tsy fantatra sy nankalaza an' Andriamanitra izy.
Dia namaly Petera ka nanao hoe:
47 Moa misy olona mahazo mandrara
ny rano tsy hanaovana batisa ireo,
izay efa nandray ny Fanahy Masina
tahaka antsika koa?
48 Dia nasainy
natao batisa amy ny anarany Jesosy
Kristy izy. Ary nangatahin' ireo
mba hitoetra ao aminy andro vitsivitsy izy.

*Ny namaliany Petera ny olona izay nanome tsiny azy.*

XI. ARY ny Apostoly sy ny rahalahy izay tany Jodia dia
nahare fa ny jentilisa koa efa nandray ny tenin' Andriamanitra.
2 Ary nony tafakatra tany Jerosalema
Petera, dia nila ady taminy ny *mino*
izay isan' ny voafora
3 ka nanao hoe: Efa niantrano tany amy ny
olona tsy voafora hianao sady niaranihinana taminy.
4 Ary Petera dia nitantara izany
taminy hatramy ny niandohany ka
nanao hoe:
5 Tany an-tanàna Jopa
aho ka nivavaka, ary azon-tsindrimandry aho, dia nahita fahitana, ka,
indro, nisy zavatra nidina avy tany
an-danitra toa lamba lehibe nampidinina tamy ny zorony efatra, dia
nankeo amiko izany;
6 ary raha
nijery sy nandinika azy aho, dia
hitako ny biby etỳ an-tany, izay
manan-tongotra efatra, sy ny bibidia sy ny zava-mandady sy mikisaka
ary ny voro-manidina koa.
7 Ary
nandre feo koa aho nanao tamiko
hoe: Mitsangàna, ry Petera, vonoy,
ka hano.
8 Fa hoy izaho: Sanatria, Tompoko! fa tsy mbola niditra
tamy ny vavako izay zava-padina
na tsy madio.
9 Ary nisy feo avy
tany an-danitra namaly fanindroany
hoe: Izay efa nodiovin' Andriamanitra aza ataonao ho fady.
10
Ary intelo no nanaovana izany, dia
nosarihana niakatra tany an-danitra
indray izany rehetra izany.
11
Ary tamin' izay dia, indreo, nisy

telo lahy nijanona teo anoloan' ny
trano nitoeranay, izay iraka avy
tany Kaisaria hankeo amiko. 12
Dia nasain' ny Fanahy hiaraka tamin' ireo aho ka tsy hizaha tavan'
olona na dia kely akory aza. Ary
niaraka tamiko koa ireto rahalahy
enina ireto, ka niditra tao an-tranondralehilahy izahay. 13 Ary nambarany taminay ny nahitany ny anjely nitsangana tao an-tranony ka
nanao hoe: Maniraha ho any Jopa,
ka ampanalao Simona, izay atao hoe
koa Petera; 14 izy hilaza teny aminao, izay hamonjena anao sy ny
ankohonanao rehetra. 15 Ary raha
vao niteny aho, dia nilatsaka taminy
ny Fanahy Masina tahaka ny tamintsika fahiny. 16 Dia nahatsiaro
ny tenin' ny Tompo aho, izay nolazainy hoe: 'Jaona nanao batisa
tamy ny rano, fa hianareo kosa dia
hatao batisa amy ny Fanahy Masina.' 17 Koa raha mba nomen'
Andriamanitra azy ny fanomezana,
tahaka antsika fony isika vao nino
any Jesosy Kristy Tompo, dia iza
moa aho no hahasakana an' Andriamanitra?

18 Ary rehefa nandre izany ireo,
dia nangina sady nankalaza an' Andriamanitra ka nanao hoe: Efa nomen' Andriamanitra ny jentilisa koa
ny fibebahana hahazoany fiainana.

*Ny nandrosoan' ny tenin' Andriamanitra tao Antiokia, sy ny nampianarany Barnabasy sy Saoly tao.*

19 ARY izay niely noho ny fanenjehana taminy Stefana
dia nandeha hatrany Foinika sy
Kyprosy ary Antiokia, nefa tsy
nitori-teny tamy ny olona izy, afatsy tamy ny Jiosy hiany. 20 Ary
ny sasany tamin' ireny, dia lehilahy
avy any Kyprosy sy Kyrena izay
tonga tany Antiokia, dia niresaka
tamy ny jentilisa[1] koa ka nitory
any Jesosy Tompo. 21 Ary ny
tànan' ny Tompo nomba azy ireo,
ka maro no isan' izay nino sy niverina ho amy ny Tompo.

22 Ary ren' ny sofin' ny fiangonana tany Jerosalema ny amin' ireo,
dia naniraka any Barnabasy izy
handeha hatrany Antiokia. 23 Ary
rehefa tonga izy ka nahita ny fahasoavan' Andriamanitra, dia faly ka
nananatra azy rehetra haharitra hiray amy ny Tompo amy ny fo minia
fatratra. 24 Fa lehilahy tsara fanahy izy sady feno ny Fanahy Masina sy finoana; ary maro be ny
olona nanampy ho any ny Tompo.

25 Dia lasa Barnabasy nankany
Tarsosy hitady any Saoly. 26 Ary
rehefa nahita azy izy, dia nitondra
azy hankany Antiokia. Ary niaraniasa tao amy ny fiangonana hatramy ny herintaona ngarangidina
izy roa lahy ka nampianatra olona
maro; ary tany Antiokia no voalohany nanaovana ny anaran' ny
mpianatra hoe Kristiana.

*Ny naminaniany Agabo fa hisy mosary.*

27 ARY tamin' izany andro izany
dia nisy mpaminany sasany
avy tany Jerosalema nankany Antiokia. 28 Ary nitsangana ny anankiray tamin' ireny, izay atao hoe
Agabo, fa voatsindrin' ny Fanahy
izy ka nilaza fa hisy mosary be eran'
ny tany rehetra. Ary dia tonga
izany tamy ny androny Klaodio.
29 Ary ny mpianatra ninia hampitondra zavatra araka ny ananany
hamonjy ny rahalahy izay nonina
tany Jodia. 30 Dia nataony izany,
ary ny tànany Barnabasy sy Saoly
no nampitondrainy izany ho any
amy ny loholona.[2]

*Ny amy ny nanenjehana ny fiangonana, sy ny nanafahana any Petera tao an-trano-maizina.*

XII. ARY tamin' izany andro
izany Heroda mpanjaka

[1] *Gr.* Grika; *na:* [Helenista].

[2] *Gr.* presbytera.

naninjitra ny tànany hampahory ny
sasany tamy ny fiangonana. 2 Ary
izy namono any Jakoba, rahalahiny
Jaona, tamy ny sabatra.

3 Ary rehefa hitany fa sitraky
ny Jiosy izany, dia nandroso nisam-
botra any Petera koa izy. (Efa
mby tamy ny andro fihinanana ny
mofo tsy misy masirasira tamin'
izany). 4 Ary rehefa nosambo-
riny izy, dia nataony tao an-trano-
maizina ka natolony tamy ny mia-
ramila enina amby ny folo[1] ham-
benany; dia nikasa hamoaka azy
ho eo amy ny vahoaka izy, rehefa
afaka ny Paska. 5 Ary Petera
nambenana tao an-trano-maizina;
ary ny fiangonana nahery nan-
gataka tamin' Andriamanitra ho
azy.

6 Ary nony efa hamoaka azy
Heroda, dia natory teo anelanelan'
ny miaramila roa lahy Petera tamin'
iny alina iny, sady voafatotra tamy
ny gadra roa izy; ary nisy mpiam-
bina niambina ny trano-maizina teo
am-baravarana. 7 Ary, indro, nisy
anjelin' ny Tompo tonga teo, sady
nisy mazava namirapiratra tao an-
trano; ary izy nanohina ny tehe-
zany Petera, dia namoha azy ka
nanao hoe: Mitsangàna faingana.
Dia niala tamy ny tànany ny gadra.
8 Ary hoy ilay anjely taminy: Mi-
sikìna, ary fehezo ny kapanao. Dia
nataony izany. Ary hoy koa izy
taminy: Tafio ny lambanao, ka ma-
naraha ahy. 9 Dia nivoaka izy ka
nanaraka azy; ary tsy fantany ho
marina izay nataon' ny anjely, fa
nataony ho nahita fahitana hiany
izy. 10 Fa rehefa nandalo ny fiam-
benana voalohany sy faharoa izy,
dia tonga teo amy ny vavahady vy
izay mahazo ny làlana ho any an-
tanàna; ary nivoha ho azy io mba
halehany; ary nony nivoaka izy,
dia nandroso tamy ny làlana iray;
ary niaraka tamin' izay dia nandao
azy ilay anjely.

11 Ary rehefa nahatsiaro fanahy
Petera, dia nanao hoe: Ankehitriny
fantatro marina tokoa fa ny Tompo
efa naniraka ny anjeliny ka namonjy
ahy tamy ny tànany Heroda sy ny
fanantenan' ny Jiosy rehetra. 12
Ary rehefa fantany tsara izany, dia
nankany an-tranony Maria, reniny
Jaona, izay atao hoe koa Marka, izy;
ary nisy olona maro niangona niva-
vaka tao. 13 Ary raha nandòndòna
ny vavahady Petera, dia nisy anki-
zivavy atao hoe Roda nankeo hi-
haino. 14 Ary rehefa nahalala ny
feony Petera izy, dia tsy namoha
ny vavahady noho ny hafaliany, fa
lasa nihazakazaka ary niditra ka
nilaza fa Petera no mijanona eo am-
bavahady. 15 Fa hoy ny olona
taminy: Very saina hianao. Fa
izy nitompo rariny fa izany tokoa.
Dia hoy indray ny olona: Anjeliny
izany. 16 Fa Petera naharitra nan-
dòndòna hiany, ary rehefa novohany,
dia nahita azy ireo ka talanjona.
17 Fa izy nanofa tànana azy mba
hangina, dia nanambara taminy izay
namoahan' ny Tompo azy avy tao
an-trano-maizina. Ary dia hoy izy:
Ambarao aminy Jakoba sy ny raha-
lahy izany zavatra izany. Dia niala
izy ka lasa nankany amy ny fitoe-
rana hafa.

18 Ary rehefa nazava ny andro,
dia nifanaritaka be hiany ny miara-
mila ka nanao hoe: Nankaiza Pe-
tera? 19 Ary rehefa nitady azy
fatratra Heroda, fa tsy nahita, dia
nadininy ny mpiambina ka nasainy
novonoina.

Ary Heroda nidina niala tany
Jodia hankany Kaisaria, dia nitoe-
tra tany. 20 Ary Heroda tezitra
loatra tamy ny Tyriana sy ny Sido-
niana; fa niray saina kosa ireo ka
nankany aminy, ary rehefa nahazo
any Blasto, mpitandrina ny trano
fandrian' ny mpanjaka, ho sakai-
zany, dia nangataka fihavanana,
satria ny taniny nivelona tamy ny

---

[1] *Gr.* miaramila efatra katernia; *ny katernia iray dia miaramila efa-dahy.*

taniny Heroda.[1] 21 Ary tamy
ny andro voatendry dia niakanjo
akanjom-panjakana Heroda ka ni-
petraka teo ambonin' ny seza fian-
drianany, dia nikabary tamy ny
vahoaka. 22 Ary ny vahoaka ni-
antso hoe: Feon' Andriamanitra
izany, fa tsy an' olona! 23 Ary
niaraka tamin' izay dia nisy anjelin'
ny Tompo namely azy, satria tsy
nanome voninahitra an' Andriamani-
tra izy; ka dia nohanin' ny kankana
izy ka maty.

24 Ary nandroso sy niely ny
tenin' Andriamanitra.

25 Ary Barnabasy sy Saoly nive-
rina avy tany[2] Jerosalema, rehefa
vita ny fanompoany, dia nitondra
any Jaona, izay atao hoe Marka,
hiaraka aminy.

*Ny nandefasana any Barnabasy sy Saoly ho misionary, sy ny nampianarany tao Kyprosy.*

XIII. ARY teo amy ny fiango-
nana tany Antiokia
nisy mpaminany sy mpampianatra:
Barnabasy sy Simeona, izay atao
hoe Nigera, sy Losio Kyreniana sy
Menahema (izay niolo-nono taminy
Heroda mpanapaka) ary Saoly. 2
Ary raha nanao fanompoam-pivava-
hana ho any ny Tompo sy nifady
hanina ireo, dia hoy ny Fanahy
Masina: Atokàny ho Ahy Barna-
basy sy Saoly hanao ny asa izay efa
niantsoako azy. 3 Ary rehefa ni-
fady hanina sy nivavaka ary name-
tra-tànana taminy izy, dia nandefa
azy.

4 Ary rehefa nirahin' ny Fanahy
Masina izy roa lahy, dia nidina nan-
kany Seleokia izy ka niondrana an-
tsambo teo hankany Kyprosy. 5
Ary nony tonga tany Salamisy izy,
dia nitory ny tenin' Andriamanitra
teny amy ny synagogan' ny Jiosy;
ary nitondra any Jaona koa ho mpa-
nampy azy izy.
6 Ary rehefa namaky ny nosy ka
tonga tany Pafo izy, dia nahita
Jiosy anankiray atao hoe Barjesosy,
mpanao ody sady mpaminany san-
doka, 7 izay nitoetra tao aminy
Sergio Paolo, governoran' ny tany
sady lehilahy hendry; ary izy nam-
paka any Barnabasy sy Saoly han-
kao aminy ka naniry mba hahare
ny tenin' Andriamanitra. 8 Fa
Elyma, mpanao ody (fa izany no
anarany, raha adika), nanohitra azy
roa lahy sady nitady hampivily ny
governora tsy hanaiky ny finoana.

9 Fa Saoly kosa, izay *atao hoe*
koa Paoly, feno ny Fanahy Masina,
dia nibanjina azy 10 ka nanao hoe:
Ialahy feno ny fitaka rehetra sy ny
fahafetsena rehetra, ialahy zanaky
ny devoly, ialahy fahavalon' ny fa-
hamarinana rehetra, tsy hitsahatra
tsy hamily ny làla-mahitsin' ny
Tompo va ialahy? 11 Ary, indro,
ankehitriny ny tànan' ny Tompo
hamely an' ialahy, dia ho jamba ia-
lahy ka tsy hahita masoandro aloha.
Dia latsaka tao aminy niaraka ta-
min' izay ny mampanjambena sy ny
aizina, ary niraparapa nitady olona
hitantana azy izy. 12 Ary ny
governora, nony nahita izay efa na-
tao, dia nino sady talanjona tamy
ny fampianaran' ny Tompo.

13 Ary Paoly sy ny namany, re-
hefa niondrana an-tsambo niala avy
tany Pafo, dia tonga tany Perga any
Pamfylia; fa Jaona nandao azy ka
niverina nankany Jerosalema. 14
Ary rehefa niala tany Perga izy
ireo, dia nandroso nankany Antio-
kia any Pisidia, dia niditra tao amy
ny synagoga tamy ny andro Sabata
ka nipetraka teo. 15 Ary rehefa
vita ny famakiana ny lalàna sy ny
mpaminany, ny mpanapaka ny syna-
goga dia nampilaza taminy ka nanao
hoe: Ry rahalahy, raha misy fana-
narana hataonareo amy ny olona,
dia ataovy.

16 Ary Paoly nitsangana, dia
nanofa tànana azy ka nanao hoe:

[1] *Gr.* ny mpanjaka.

[2] *Na:* [niverina tany].

Ry lehilahy Isiraely sy hianareo izay
matahotra an' Andriamanitra, mi-
hainoa: 17 Andriamanitr' izao
olona Isiraely izao efa nifidy ny
razantsika ka nanandratra ny olona,
raha nivahiny tany amy ny tany
Egypta izy, ary sandry avo no ni-
tondrany azy nivoaka avy tany. 18
Ary Izy nandefitra tamy ny na-
taony [1] tany an-efitra tokony ho efa-
polo taona. 19 Ary rehefa nan-
drava firenena fito tany amy ny
tany Kanana Izy, dia nampando-
vainy ny tanin' ireny izy 20 tokony
ho dimam-polo amby efa-jato taona;
ary rehefa afaka izany, dia nome-
ny mpitsara izy hatraminy Samoela
mpaminany. 21 Ary rehefa afaka
indray izany, dia nangataka mpan-
jaka izy; ka dia nomen' Andriama-
nitra azy efa-polo taona Saoly, za-
naky Kisy, lehilahy avy tamy ny
fireneny Benjamina. 22 Ary re-
hefa nanaisotra any Saoly Izy, dia
nanandratra any Davida ho mpan-
jakany sady nanambara azy hoe:
"Izaho nahita any Davida, zanaky
Jese, lehilahy araka ny foko, izay
hanao ny sitrapoko rehetra" (1 Sam.
xiii. 14; Sal. lxxxix. 21).

23 Avy tamy ny taranak' izany
lehilahy izany no nitondran' Andria-
manitra any Jesosy araka ny teny
fikasana ho Mpamonjy ny Isiraely,
24 rehefa notoriny Jaona tamy ny
olona Isiraely rehetra aloha ny bati-
san' ny fibebahana, fony tsy mbola
tonga Izy. 25 Ary Jaona, rehefa
nadiva ho nahatanteraka ny nale-
hany, dia nanao hoe: Ataonareo ho
iza moa aho? Tsy Izy aho; fa,
indro, misy Anankiray avy ao aoria-
ko, ka izaho tsy miendrika hamaha
ny kapa eo an-tongony akory.

26 Ry rahalahy, taranaky Abra-
hama, sy izay rehetra eo aminareo
matahotra an' Andriamanitra, dia
ho amintsika no nampitondrana ny
tenin' izao famonjena izao. 27 Fa
izay monina any Jerosalema sy ny
loholony, satria tsy mba nahafan-
tatra Azy, na ny feon' ny mpami-
nany izay vakina isan-tSabata, dia
nahatanteraka izany tamy ny na-
namelohany Azy. 28 Ary na dia
tsy hitany aza izay tokony haname-
lohana Azy ho faty, dia nangataka
taminy Pilato hiany izy hamonoana
Azy. 29 Ary rehefa nahatanteraka
izay rehetra voasoratra ny aminy
Jesosy izy, dia nanaisotra Azy tamy
ny hazo ka nandevina Azy tao am-
pasana. 30 Fa Andriamanitra kosa
nanangana Azy tamy ny maty. 31
Ary Izy niseho andro maro tamin'
izay niara-niakatra taminy avy tany
Galilia ho any Jerosalema, ka dia
ireo no vavolombelony amy ny olona
ankehitriny.

32 Ary izahay mitory ny filazan-
tsara aminareo, dia ilay teny fika-
sana nolazaina tamy ny razana, 33
dia ny nahatanterahan' Andriama-
nitra izany tamy ny zanatsika, raha
nanangana any Jesosy Izy, araka
ny voasoratra eo amy ny Salamo
faharoa hoe: "Zanako Hianao, Iza-
ho niteraka Anao andro any" (Sal.
ii. 7). 34 Ary ny amy ny nananga-
nany Azy tamy ny maty, ka tsy
hiverina ho amy ny lo intsony Izy,
dia izao no voalazany: "Homeko
anareo ny famindrampo mahatoky
nampanantenaina any Davida" (Isa.
lv. 3). 35 Fa hoy Izy eo amy ny
*Salamo* hafa koa: "Tsy hamela ny
Iray Masinao ho tratry ny lo Hia-
nao" (Sal. xvi. 10). 36 Fa Davida,
rehefa nahatanteraka ny sitrapon'
Andriamanitra hahasoa ny olona
niara-belona taminy, dia nodi-man-
dry [2] ka nangonina ho any amy ny
razany izy ary tratry ny lo; 37 fa
Izay natsangan' Andriamanitra no
tsy mba tratry ny lo.

38 Ary aoka ho fantatrareo, ry

---

[1] *Na:* [nitondra azy tahaka ny fitondran' ny olona ny zanany; *izahao Deo.* i. 31].

[2] *Na:* Fa Davida, rehefa nanompo ny olona niara-belona taminy, dia nodi-mandry araka ny sitrapon' Andriamanitra.

rahalahy, fa izany lehilahy izany no
itoriana famelan-keloka aminareo;
39 ary ao aminy no anamarinana
izay rehetra mino ho afaka amy ny
heloka rehetra izay tsy azo nana-
marinana anareo tamy ny lalàny
Mosesy.
40 Koa tandremo, fandrao hiha-
tra izay voalaza eo amy ny mpami-
nany hoe:
41 "Izahaonareo mpamotsifotsy,
dia gagà, ka levòna;
Fa Izaho manao asa amy ny
andronareo,
Dia asa izay tsy hinoanareo
akory, na dia hisy hilaza
aminareo aza" (Hab. i. 5).
42 Ary rehefa nivoaka izy, dia
nangatahiny holazaina aminy indray
izany teny izany amy ny Sabata
manaraka. 43 Ary rehefa nirava
ny fiangonana, dia maro tamy ny
Jiosy sy ny proselyta izay nanompo
an' Andriamanitra no nanaraka any
Paoly sy Barnabasy, izay niteny ta-
miny ka nampirisika azy haharitra
amy ny fahasoavan' Andriamanitra.
44 Ary nony tamy ny Sabata
manaraka, dia saiky tafangona avo-
koa ny tao an-tanàna rehetra hihaino
ny tenin' Andriamanitra. 45 Nefa
ny Jiosy kosa, raha nahita ny va-
hoaka betsaka, dia feno fialonana ka
nanohitra ny teny nolazainy Paoly
sady niteny ratsy.[1] 46 Ary Paoly
sy Barnabasy dia niteny tamy ny
fahasahiana ka nanao hoe: Hiana-
reo no tsy maintsy nitoriana ny
tenin' Andriamanitra aloha; fa re-
hefa mandà izany hianareo ka manao
ny tenanareo ho tsy miendrika ha-
hazo fiainana mandrakizay, dia, in-
dro, mitodika mankany amy ny jen-
tilisa izahay; 47 fa izao no nandi-
dian' ny Tompo anay:
"Efa nanendry Anao ho faha-
zavan' ny jentilisa Aho,
Mba ho famonjena hatrany
amy ny faran' ny tany Hia-
nao" (Isa. xlix. 6).
48 Ary rehefa nandre izany ny
jentilisa, dia faly izy ka nankalaza
ny tenin' Andriamanitra;[2] ary izay
voalahatra ho amy ny fiainana man-
drakizay dia nino.
49 Ary ny tenin' ny Tompo dia
naely eran' izany tany rehetra izany.
50 Fa ny Jiosy nampitaitra ny
vehivavy manan-kaja izay nivavaka
sy ny lehibe tao an-tanàna, dia naha-
tonga fanenjehana taminy Paoly sy
Barnabasy ireny ka nandroaka azy
niala tamy ny taniny. 51 Fa izy
roa lahy kosa nanintsana ny vovoka
tamy ny tongony hiampanga ireo,
dia nankany Ikonioma. 52 Ary dia
feno fifaliana sy ny Fanahy Masina
ny mpianatra.

*Ny nitoriany Paoly sy Barnabasy teny tany Ikonioma sy Lystra ary Derbe, sy ny niverenany nankany Antiokia indray.*

XIV. ARY nony tany Ikonioma
Paoly sy Barnabasy,
dia niara-niditra tao amy ny syna-
gogan' ny Jiosy izy ka nitori-teny,
ka dia olona betsaka no nino, na
Jiosy na jentilisa.[3] 2 Fa ny Jiosy
izay tsy nino dia nampitaitra ny
jentilisa ka nanome fo azy hano-
hitra ny rahalahy. 3 Ary nitoetra
ela teo izy, dia nitory tamy ny faha-
sahiana noho ny fahatokiany ny
Tompo, Izay nanome vavolombelona
hahamarina ny tenin' ny fahasoa-
vany ka nampanao azy roa lahy
famantarana sy fahagagana.
4 Fa ny vahoaka tao an-tanàna
nisara-tsaina, ny sasany nomba ny
Jiosy, fa ny sasany kosa nomba ny
Apostoly. 5 Ary raha niray tetika
hanisy ratsy sy hitora-bato azy ny
jentilisa sy ny Jiosy mbamy ny
loholony, 6 ka fantany izany, dia
nandositra nankany Lystra sy Derbe,
tanàna any Lykaonia, mbamy ny
tany manodidina izy, 7 dia nitory
ny filazantsara tany.
8 Ary nisy lehilahy anankiray

[1] *Gr.* nanao blasphemia; *izahao Mat.* ix. 3. [2] *Na:* [ny tenin' ny Tompo]. [3] *Gr.* Grika.

nipetraka tany Lystra nalemy ton-
gotra hatrany an-kibon-dreniny ka
tsy afaka namindra; 9 izy nahare
any Paoly nitori-teny; ary Paoly,
nony nibanjina azy mafy ka nahita
fa nanam-pinoana hositranina io,
10 dia niteny tamy ny feo mahery
hoe: Mijoroa amy ny tongotrao.
Dia niantsambotsambotra ralehilahy
ka nitsangantsangana.

11 Ary nony hitan' ny vahoaka
betsaka izay zavatra nataony Paoly,
dia nanandratra ny feony ka nanao
tamy ny fiteniny Lykaonia hoe: Efa
nidina nankatỳ amintsika ny an-
driamanitra maka ny endrik' olona.
12 Ary ny anarany Barnabasy na-
taony hoe Jopitera,[1] ary Paoly kosa
Merkory,[2] satria izy no mpitarika
ny teny nalahatra. 13 Ary ny
mpisoron' ilay Jopitera teo anoloan'
ny tanàna, mbamy ny vahoaka, dia
nitondra ombilahy sy voninkazo na-
tao fihaingoana ho eo am-bavahady
ka nikasa hanao fanatitra. 14 Fa
nony nahare izany ny Apostoly, dia
Barnabasy sy Paoly, dia nandriatra
ny fitafiany izy ka nitsarapaka nan-
keo afovoan' ny olona sady niantso
nanao hoe: 15 Raondriana, ahoana
no anaovanareo izao? Olona tahaka
anareo hiany izahay ary mitory ny
filazantsara aminareo mba hialana-
reo amin' izao zava-poana izao hana-
tona an' Andriamanitra velona, Izay
nanao ny lanitra sy ny tany ary ny
ranomasina mbamin' izay rehetra ao
anatiny, 16 Izay namela ny firenena
rehetra handeha tamy ny làlana
tiany haleha tamy ny andro lasa.
17 Kanefa tsy namela ny tenany
tsy hanana vavolombelona Izy; fa
manao soa Izy, mampilatsaka ny
ranonorana avy eny amy ny lanitra
ho anareo sady manome taon-jina ka
mahavoky ny fonareo amy ny hanina
sy ny fifaliana. 18 Nefa na dia
nilaza izany aza izy, dia saiky tsy
nahasakana ny olona tsy hamono
zavatra hatao fanatitra aminy.

19 Ary nisy Jiosy tonga avy
tany Antiokia sy Ikonioma, izay
nitaona ny vahoaka ka nitora-bato
any Paoly, dia nitarika azy ho eny
ivelan' ny tanàna, satria nataony fa
efa maty izy. 20 Fa nony nanodi-
dina azy ny mpianatra, dia nitsan-
gana izy ka lasa niakatra tao an-
tanàna.

Ary nony ampitso dia niala tao
izy sy Barnabasy ka nankany Derbe.
21 Ary rehefa nitory ny filazan-
tsara tamin' izany tanàna izany izy
ka nahazo mpianatra maro, dia nive-
rina nankany Lystra sy Ikonioma
ary Antiokia indray izy, 22 nampa-
hery ny fanahin' ny mpianatra ka
nananatra azy haharitra amy ny
finoana sady nilaza fa tsy maintsy
ho amy ny fahoriana be no idiran-
tsika amy ny fanjakan' Andriama-
nitra. 23 Ary rehefa nanendry[3]
loholona[4] teo amy ny isam-piango-
nana izy, dia nivavaka sady nifady
hanina ka dia nanolotra azy ho any
ny Tompo Izay efa ninoany.

24 Ary rehefa nandeha namaky
any Pisidia izy, dia tonga tany
Pamfylia. 25 Ary nony efa nitory
ny teny tany Perga izy, dia nidina
nankany Atalia. 26 Dia niondrana
an-tsambo niala teo izy hankany
Antiokia, izay efa nanolorana azy
ho amy ny fahasoavan' Andriama-
nitra ho amy ny asa izay novitainy.

27 Ary rehefa tonga tao izy ka
namory ny fiangonana, dia nilaza
izay rehetra nataon' Andriamanitra
tamy ny nombany azy, sy ny namo-
hany varavaram-pinoana ho any ny
jentilisa. 28 Dia nitoetra elaela
hiany tamy ny mpianatra izy.

*Ny nifandiran' ny sasany ny amy ny famorana, sy ny nataon' ny Apostoly sy ny loholona tany Jerosalema tamin' izany.*

XV. ARY ny olona sasany izay
nidina avy tany Jodia
nampianatra ny rahalahy hoe: Raha

[1] *Gr.* Zeosy. [2] *Gr.* Hermesy. [3] *Na:* nampanangan-tànana nifidy. [4] *Gr.* presbytera.

tsy forana araka ny fanaony Mosesy
hianareo, dia tsy azo vonjena. 2
Ary rehefa nifanditra sy niady he-
vitra be hiany tamin' ireo Paoly sy
Barnabasy, dia nifanarahana ny hia-
karan' izy roa lahy sy ny sasany
koa hankany Jerosalema ho any
amy ny Apostoly sy ny loholona [1]
hanadina izany teny niadian-kevitra
izany. 3 Ary rehefa nanatitra azy
ny fiangonana, dia nandeha namaky
any Foinika sy Samaria izy ka
nilaza ny niovan' ny jentilisa; dia
nampifaly ny rahalahy rehetra in-
drindra izy.

4 Ary rehefa tonga tany Jerosa-
lema izy, dia noraisin' ny fiangonana
sy ny Apostoly ary ny loholona,[1] ka
dia nilaza izay rehetra efa nataon'
Andriamanitra tamy ny nombany
azy. 5 Fa ny mino sasany, izay
isan' ny antokon' ny Fariseo kosa,
dia nitsangana ka nanao hoe: Tsy
maintsy forana ireny ka asaina
mitandrina ny lalàny Mosesy.

6 Ary dia nivory ny Apostoly sy
ny loholona [1] mba hihevitra izany
zavatra izany. 7 Ary rehefa nisy
ady hevitra be hiany, dia nitsangana
Petera ka nanao taminy hoe: Ry
rahalahy, fantatrareo fa hatramy ny
ela Andriamanitra dia efa nifidy teo
aminareo fa amy ny vavako no han-
drenesan' ny jentilisa ny tenin' ny
filazantsara ka hinoany. 8 Ary An-
driamanitra, Izay mahalala ny fo,
dia vavolombelony tamy ny nano-
mezany azy ny Fanahy Masina
tahaka antsika koa; 9 fa tsy na-
taony misy hafa isika sy izy, fa
nodioviny tamy ny finoana ny fony.
10 Koa nahoana hianareo no maka
fanahy an' Andriamanitra amy ny
fametrahanareo zioga amy ny vozon'
ny mpianatra, izay tsy zakan' ny
razantsika na isika ho entina? 11
Fa mino isika fa ny fahasoavany
Jesosy Tompo no hamonjena antsika,
dia tahaka ny azy hiany koa.

12 Dia nangina ny olona rehetra
ka nihaino any Barnabasy sy Paoly,
izay nilaza ny famantarana sy ny
fahagagana nampanaovin' Andria-
manitra azy tany amy ny jentilisa.

13 Ary rehefa nitsahatra tsy
niteny izy roa lahy, dia namaly
Jakoba ka nanao hoe: Ry raha-
lahy, mihainoa ahy: 14 Simeona
efa nanambara izay nitsinjovan'
Andriamanitra ny jentilisa tamy ny
voalohany hanalany olona aminy
hankalazana ny anarany. 15 Ary
mifanaraka amin' izany ny tenin'
ny mpaminany, araka ny voasoratra
hoe:

16 "Rehefa afaka izany, dia hive-
rina Aho
Ka hanangana ny trano-lainy
Davida izay efa nianjera;
Ary hanangana izay efa rava
ao Aho
Ka hanamboatra azy indray;
17 Mba hitady ny Tompo ny
olona sisa sy ny jentilisa
rehetra,
Izay efa niantsoana ny ana-
rako, hoy Jehovah,
18 Izay manao izany zavatra fan-
tatra hatramy ny voalohany
indrindra izany" (Amo. ix.
11, 12).

19 Koa dia izao no hevitro: Tsy
mety raha isika manome fahasahira-
nana ny avy amy ny jentilisa izay
miverina ho amin' Andriamanitra;
20 fa aoka hanoratra epistily aminy
isika mba hifadiany ny hena faha-
vetavetana aterina amy ny sampy
sy ny fijangajangana ary ny zavatra
kendaina sy ny ra. 21 Fa hatramy
ny razana fahiny dia manana izay
mitory azy ao amy ny isan-tanàna
Mosesy, fa vakina ao amy ny syna-
goga rehetra isan-tSabata ny teniny.

22 Ary sitraky ny Apostoly sy
ny loholona [1] mbamy ny fiangonana
rehetra ny hifidy olona amy ny na-
many mba hirahina hiaraka aminy
Paoly sy Barnabasy hankany Antio-
kia, dia Joda, izay atao hoe Barsa-

[1] *Gr.* presbytera.

basy, sy Silasy, izay lehilahy samy
tsara laza eo amy ny rahalahy; 23
ary nanoratra taratasy izy ho entin'
ireo, dia izao:

Ny Apostoly sy ny rahalahy loho-
lona[1] miarahaba ny rahalahy avy
amy ny jentilisa izay any Antiokia
sy Syria ary Kilikia. 24 Satria efa
renay fa ny sasany izay avy taty
aminay efa nanao teny nampitaba-
taba anareo ka namadika ny saina-
reo, kanefa tsy nasainay nanao izany
izy,—25 dia sitrakay, rehefa nifa-
nara-kevitra, ny hifidy olona hira-
hina hankaty aminareo hiaraka ami-
ny Barnabasy sy Paoly malalanay,
26 lehilahy izay nanao ny ainy tsy
ho zavatra ho voninahitry ny ana-
rany Jesosy Kristy Tompontsika.
27 Dia nirahinay Joda sy Silasy,
sady hilaza vava izany teny izany
koa izy. 28 Fa sitraky ny Fanahy
Masina sy izahay tsy hampitondra
enta-mavesatra anareo afa-tsy izao
zavatra tsy maintsy hotandremana
izao hiany: 29 dia ny hifadianareo
ny hena aterina amy ny sampy sy
ny ra sy ny zavatra kendaina ary
ny fijangajangana; raha mahatan-
drin-tena hifady izany hianareo, dia
ho soa. Veloma hianareo.

30 Ary rehefa nalefany izy ireo,
dia nidina nankany Antiokia; ary
namory ny olona maro izy, dia nato-
lony ilay epistily. 31 Ary nony efa
namaky izany ny olona, dia nifaly
noho ny anatra tsara. 32 Ary
satria mpaminany Joda sy Silasy,
dia nampirisika ny rahalahy tamy
ny teny maro izy ka nampahery
azy. 33 Ary rehefa nitoetra elaela
teo izy ireo, dia nampandehanin'
ny rahalahy soa aman-tsara ho any
amin' izay naniraka azy.[2] 35 Ary
Paoly sy Barnabasy kosa nitoetra
tany Antiokia; dia nampianatra sy
nitory ny tenin' ny Tompo izy roa
lahy mbamy ny maro koa.

*Ny niaingany Paoly fanindroany hitety vohitra tany Asia Minora.*

36 ARY rehefa afaka andro vitsi-
vitsy, dia hoy Paoly taminy
Barnabasy: Andeha isika hiverina
hamangy ny rahalahy any amy ny
tanàna rehetra izay efa nitoriantsika
ny tenin' ny Tompo, hahitantsika
izay toetrany. 37 Ary tiany Barna-
basy ny hitondra any Jaona, izay
atao hoe Marka, hiaraka aminy. 38
Nefa nataony Paoly fa tsy tokony
ho entiny miaraka aminy izy, satria
nandao azy tany Pamfylia ka tsy
niaraka taminy ho any amy ny
raharaha. 39 Ary nifanditra mafy
izy roa lahy ka nisaraka; ary Barna-
basy nitondra any Marka, dia nion-
drana an-tsambo nankany Kyprosy.
40 Fa Paoly kosa nifidy any Silasy,
dia niainga, rehefa natolotry ny
rahalahy ho amy ny fahasoavan' ny
Tompo izy.

41 Dia nandeha namaky any Syria
sy Kilikia izy nampahery ny fian-
gonana tany.

XVI. Dia tonga tany Derbe sy
Lystra koa izy; ary, indro,
nisy mpianatra anankiray teo atao
hoe Timoty—zanaky ny vehivavy
Jiosy izay nino, fa jentilisa[3] rainy
—2 ary tsara laza teo amy ny raha-
lahy tany Lystra sy Ikonioma izy.
3 Koa tiany Paoly ho entiny mia-
raka aminy izy; dia nalainy izy ka
noforany noho ny Jiosy tany amin'
izany tany izany, satria fantatr' izy
rehetra fa jentilisa[3] rainy. 4 Ary
raha nandeha nitety ny tanàna tao
izy, dia natolony hotandreman' ny
olona ireo didy navoaky ny Apostoly
sy ny loholona[1] tany Jerosalema.
5 Ary nihanahery finoana ny fian-
gonana sady nihamaro isan-andro.

---

[1] *Gr.* presbytera.
[2] *Ampio hoe:* 34 [Nefa mbola sitraky Silasy ny hitoetra ao].
[3] *Gr.* Grika.

*Ny niantsoan' Andriamanitra any Paoly hankany Makedonia, sy ny nataony Paoly tao Filipy.*

6 ARY rehefa noraran' ny Fanahy
Masina tsy hitory ny teny
tany Asia izy, dia nandeha namaky
ny tany Frygia sy Galatia 7 ka efa
tonga tany an-tsisiny Mysia, dia
nitady hankany Bitynia izy, fa tsy
navelan' ny Fanahiny Jesosy. 8
Ary rehefa nandalo any Mysia izy,
dia nidina nankany Troasy.
9 Ary nony alina dia nisy fahitana
niseho taminy Paoly, koa, indro,
nisy lehilahy Makedoniana nitsangana
teo ka nangataka azy hoe :
Mità mankaty Makedonia, ka vonjeo
izahay ! 10 Ary nony nahita ny
fahitana izy, dia nitady handeha
niaraka tamin' izay hankany Makedonia
izahay, satria nataonay fa
Andriamanitra no efa niantso anay
hitory ny filazantsara amy ny olona
any.
11 Ary nony niondrana an-tsambo
niala tany Troasy izahay, dia nizotra
nankany Samotrakia ; ary nony ampitso
dia nankany Neapolia. 12
Ary nony niala teo izahay, dia nankany
Filipy, izay tanàna voalohany
amin' izany zara-taniny Makedonia
izany sady zana-panjakana ;[1] ary
nitoetra teo amin' izany tanàna
izany andro vitsivitsy izahay.
13 Ary tamy ny andro Sabata
dia nivoaka teo ivelan' ny vavahady
izahay nankeny amoron' ony, izay
nataonay fa nisy fitoerana fivavahana ;
ary nipetraka teo izahay ka
niresaka tamy ny vehivavy vory
teo. 14 Ary nisy vehivavy atao
hoe Lydia, mpivarotra lamba volomparasy,
avy any an-tanàna Tyatira,
izay nivavaka tamin' Andriamanitra,
dia nihaino izy, ary ny Tompo nanokatra
ny fony hitandrina ny teny
izay nolazainy Paoly. 15 Ary rehefa
natao batisa ravehivavy mbamy
ny ankohonany, dia nangataka izy
nanao hoe : Raha ataonareo ho mahatoky
amy ny Tompo aho, dia midira
ao an-tranoko ka mitoera ao.
Dia nanery anay izy.
16 Ary raha nandeha ho any
amin' ilay fitoerana fivavahana izahay,
dia nisy ankizivavy anankiray
nanam-panahy mahavaly nifanena
taminay, ary ny faminaniana nataony
no nahazoan' ny tompony harena
be. 17 Izy nanaraka any Paoly sy
izahay ka niantso hoe : Ireo lehilahy
ireo dia mpanompon' Andriamanitra
Avo Indrindra, izay manoro anareo
làlam-pamonjena. 18 Ary nataony
tamy ny andro maro izany. Ary
sosotra Paoly, dia nitodika ka nanao
tamy ny fanahy hoe : Mandidy anao
amy ny anarany Jesosy Kristy aho
hivoaka aminy. Dia nivoaka taminy
tamin' izany ora izany indrindra
izy.
19 Ary nony hitan' ireo tompony
fa very ny fanantenany hahazoany
harena, dia nisambotra any Paoly
sy Silasy izy ka nitondra azy ho any
an-tsena any amy ny lehibe ; 20
ary rehefa nentiny tany amin' ireo
governora izy roa lahy, dia nolazainy
hoe : Ireto lehilahy Jiosy ireto mampitabataba
ny tanànantsika loatra
21 ka mampianatra fanao tsy mety
horaisintsika na hataontsika, fa Romana
isika. 22 Ary ny vahoaka
niara-nitsangana hamely azy ; ary
ireo governora nanaisotra ny lambany,
ka nasainy nokapohina tamy
ny hazo izy. 23 Ary nony efa nokapohiny
mafy dia mafy izy, dia
nataony tao an-trano-maizina, ka
nasainy niambina azy tsara ny mpiandry
trano-maizina. 24 Ary rehefa
nahazo teny toy izany ralehilahy,
dia nataony tao amy ny tranomaizina
anatiny indrindra izy, ary
ny tongony nobolokiny mafy tamy
ny boloky hazo.
25 Ary nony namatonalina, dia
nivavaka sy nihira fiderana an' Andriamanitra
Paoly sy Silasy ; ary

[1] *Gr.* kolonia.

nihaino azy ny mpifatotra. 26 Ary
nisy horohorontany mafy dia mafy
avy tampoka, ka nihozongozona ny
fanorenan' ny trano-maizina; dia
nivoha niaraka tamin' izay ny vara-
varana rehetra, ary nivaha avokoa
ny fatoran' izy rehetra. 27 Dia
nahatsiaro ny mpiandry trano-mai-
zina ka nahita ny varavaran' ny
trano-maizina nivoha, dia nanatsoa-
ka ny sabany izy ka saiky hamono
tena, satria nataony fa efa nandosi-
tra ny mpifatotra. 28 Fa Paoly
niantso tamy ny feo mahery ka
nanao hoe: Aza mamono tena, fa
ato hiany izahay rehetra. 29 Ary
izy niantso jiro, dia nikaretsaka ni-
ditra sady tora-kovitra ka nianko-
hoka teo anatrehany Paoly sy Silasy.
30 Ary rehefa nentiny nivoaka izy
roa lahy, dia hoy izy: Tompoko,
inona no mety hataoko, mba hovon-
jena aho? 31 Dia hoy izy roa lahy:
Minoa any Jesosy Tompo, dia ho-
vonjena hianao sy ny ankohonanao.
32 Ary izy roa lahy nitory ny tenin'
ny Tompo taminy sy tamin' izay re-
hetra tao an-tranony. 33 Ary nan-
dray azy roa lahy izy tamin' izany
ora amy ny alina izany ka nanasa
ny dian-kapoka; ary natao batisa
tamin' izay izy mbamin' izay azy
rehetra. 34 Ary rehefa nentiny
niakatra ho ao an-trano izy roa
lahy, dia norosoany hanina teo ano-
loany, dia nifaly indrindra izy mba-
min' izay rehetra tao an-tranony,
satria efa nino an' Andriamanitra.

35 Ary rehefa maraina ny andro,
ireo governora dia naniraka ny mpi-
tan-defona ka nanao hoe: Alefaso
ireo olona ireo. 36 Ary ny mpi-
andry trano-maizina nilaza izany
teny izany taminy Paoly hoe: Ireo
governora efa naniraka handefa ana-
reo, koa ankehitriny mivoaha hia-
nareo ka mandehana soa aman-tsara.
37 Fa hoy Paoly taminy: Efa noka-
pohiny tsy voatsara teo amy ny
miharihary izahay, kanefa Romana
izahay, ka nataony tao an-trano-
maizina, ary ankehitriny moa ma-
moaka anay mangingina va izy?
Tsia, fa aoka izy hiany no hankaty
hamoaka anay. 38 Ary ny mpitan-
defona nilaza izany teny izany ta-
min' ireo governora; dia natahotra
izy, raha nahare fa Romana izy roa
lahy. 39 Dia tonga izy ka nanony
azy sady nitondra azy nivoaka ary
nangataka azy handeha hiala ao an-
tanàna. 40 Dia niala tao an-trano-
maizina izy ka niditra tao an-tra-
nony Lydia; ary rehefa nahita ny
rahalahy izy, dia nananatra azy ka
lasa nandeha.

*Ny nankanesany Paoly sy Silasy tany Tesalonika sy Beria.*

XVII. ARY rehefa nandeha na-
maky any Amfipolia
sy Apolonia izy, dia tonga tao Tesa-
lonika, ary nisy synagogan' ny Jiosy
tao. 2 Ary Paoly dia niditra tao
araka ny fanaony; ary Sabata telo
no niadiany hevitra avy amy ny
Soratra *Masina* tamy ny olona tao.
3 Dia nanambara izy ka naneho
marimarina fa tsy maintsy nijaly
sy nitsangana tamy ny maty Kristy;
ary Jesosy, Izay toriko aminareo,
*hoy izy*, no Kristy. 4 Ary ny sa-
sany tamin' ireo dia nino ka na-
nampy ho isan' ny mpianatry Paoly
sy Silasy, ary maro be koa tamy ny
jentilisa[1] izay mpivavaka ary tsy
vitsy tamy ny vehivavy nanan-kaja.

5 Fa nialona ny Jiosy ka naka olo-
na ratsy fanahy teny an-tsena ary
nahavory vahoaka betsaka, dia nam-
pitabataba ny tanàna ka namely ny
tranony Jasona ary nitady hamoaka
azy roa lahy ho ao amy ny olona.
6 Ary raha tsy nahita azy roa lahy
izy, dia nisarika any Jasona sy ny
rahalahy sasany ho eo amy ny lehi-
ben' ny tanàna ka niantso mafy
hoe: Tonga atỳ koa ireo lehilahy
namadika izao tontolo izao ireo; 7
ary efa nampandrosoiny Jasona izy,

[1] *Gr.* Grika.

ka izy rehetra ireo manohitra ny
teniny Kaisara, satria izy milaza fa
misy mpanjaka hafa, dia Jesosy. 8
Dia taitra ny vahoaka sy ny lehi-
ben' ny tanàna, raha nahare izany.
9 Ary rehefa nasainy nametraka an-
toka Jasona sy ny sasany teo aminy,
dia navelany handeha izy.

10 Ary Paoly sy Silasy dia nam-
pandehanin' ny rahalahy niaraka
tamin' izay nony alina hankany
Beria; koa raha tonga tany izy, dia
niditra tao amy ny synagogan' ny
Jiosy. 11 Ary ny toe-panahin' ireo
dia tsara noho ny tao Tesalonika;
satria nandray ny teny tamy ny
zotom-po indrindra ireo ka nandinika
ny Soratra *Masina* isan-andro, na
marina izany, na tsia.

12 Koa maro tamin' ireo no nino,
ary tsy vitsy tamy ny vehivavy
jentilisa [1] nanan-kaja sy ny lehilahy.
13 Fa raha ren' ny Jiosy tany Tesa-
lonika fa Paoly nitory ny tenin'
Andriamanitra tany Beria, dia nan-
kany izy ka nampikotrana sy nam-
pitabataba ny vahoaka. 14 Ary
niaraka tamin' izay dia nasain' ny
rahalahy nandeha hatrany amoron-
dranomasina Paoly; fa Silasy sy
Timoty kosa dia mbola nijanona teo
hiany. 15 Ary izay nanatitra any
Paoly dia nitondra azy nankany
Atena; ary rehefa nahazo teny ho-
lazainy aminy Silasy sy Timoty izy
mba hankanesan' izy roa lahy any
aminy faingana, dia lasa nandeha
ireo.

*Ny nataony Paoly tany Atena.*

16 ARY raha niandry azy tany
Atena Paoly, dia taitra
tao anatiny ny fanahiny, raha na-
hita ny tanàna feno sampy izy. 17
Ary izy niady hevitra tamy ny
Jiosy sy ny proselyta tao amy ny
synagoga sy tamin' izay tafavory
tany an-tsena isan-andro.

18 Ary ny olon-kendry sasany
tamy ny Epikoreana sy ny Stoika
nanohitra azy koa, ka hoy ny sa-
sany: Inona no tian' io mpibedi-
bedy [2] io holazaina? Ary hoy kosa
ny sasany: Toa mitory andriamani-
baovao izy, satria Jesosy sy ny fitsan-
ganan' ny maty no notoriny. 19
Ary ireo naka azy, dia nitondra azy
ho any Areopago ka nanao hoe:
Moa mba mahazo mahafantatra iza-
ny fampianarana vaovao lazainao
izany izahay? 20 Fa mampandre
ny sofinay zavatra hafahafa izay tsy
fantatray hianao; koa tianay ho
fantatra izay hevitr' izany zavatra
izany. 21 (Fa ny Ateniana rehetra
sy ny vahiny izay nitoetra teo tsy
nandany ny androny tamy ny zava-
tra hafa, afa-tsy ny hilaza na hi-
haino zava-baovao.)

22 Ary Paoly nitsangana teo afo-
voany Areopago ka nanao hoe: Ry
lehilahy Ateniana, hitako fa amy
ny zavatra rehetra dia fatra-piva-
vaka amy ny andriamanitrareo in-
drindra hianareo. 23 Fa raha nan-
deha aho ka nandinika izay zavatra
ivavahanareo, dia nahita alitara
anankiray misy izao soratra izao:
HO AN' IZAY ANDRIAMANITRA TSY
FANTATRA. Koa izay ivavahanareo,
kanefa tsy fantatrareo, dia izany no
toriko aminareo, 24 dia Andriama-
nitra Izay nanao izao tontolo izao
sy ny eo aminy rehetra, Izy no Tom-
pon' ny lanitra sy ny tany ka tsy
mba mitoetra ao anaty tempoly na-
taon-tànana, 25 sady tsy mba tom-
poin' ny tànan' olona toa mila zava-
tra, fa Izy hiany no manome izao
rehetra izao aina sy fofonaina ary
ny zavatra rehetra; 26 ary ny fire-
nena rehetra avy amy ny iray hiany
dia namponeniny ambonin' ny tany
rehetra, ary efa notendreny ny fo-
toan' andro sy ny faritry ny fone-
nany, 27 mba hitady an' Andria-
manitra izy, raha tàhiny hahatsapa
ka hahita Azy, kanefa tsy mba lavi-
tra antsika rehetra Izy; 28 fa Izy
no ivelomantsika sy ihetsehantsika

[1] *Gr.* Grika.

[2] *Gr.* mpitsindroka.

ary iainantsika; araka ny nataon'
ny mpanao tonon-kira sasany teo
aminareo hoe: 'Fa terany koa isika.'
29 Ary satria terak' Andriamanitra
isika, dia tsy mety, raha ny fomban'
Andriamanitra no ataontsika ho ta-
haka ny volamena, na volafotsy, na
vato voasoratry ny fahaizana aman-
tsain' olombelona. 30 Ary Andria-
manitra ninia tsy nijery ny andron'
ny tsi-fahalalana; fa ankehitriny
Izy mandidy ny olona rehetra amin'
izao tontolo izao hibebaka, 31 satria
Izy efa nanendry andro iray, izay
hitsarany izao tontolo izao amy ny
fahamarinana amy ny alalan' ny
Lehilahy iray voatendriny, koa efa
nanome vavolombelona hampino ny
olona rehetra izany Izy tamy ny
nananganany Azy tamy ny maty.

32 Ary raha nahare ny amy ny
fitsanganan' ny maty izy, dia niho-
mehy ny sasany; ary ny sasany
kosa nanao hoe: Mbola hihaino
anao indray izahay ny amin' izany
zavatra izany. 33 Ary Paoly dia
niala teo aminy. 34 Anefa ny
olona sasany niray taminy ka nino;
mba naman' izany Dionysio Areo-
pagita sy ny vehivavy anankiray
atao hoe Damary ary ny sasany koa.

*Ny nahatongavany Paoly tao Ko-
rinto, sy ny nampianarany tao
herintaona sy enim-bolana.*

XVIII. ARY rehefa afaka izany,
dia niala tany Atena
Paoly ka nankany Korinto. 2 Ary
izy nahita Jiosy anankiray atao hoe
Akoila, izay teraka tany Ponto, vao
avy tany Italia, ary Prisila vadiny
(fa Klaodio efa nandidy ny Jiosy
rehetra hiala tany Roma), dia nan-
keo amin' izy mivady Paoly. 3
Ary satria niray raharaha taminy
izy, dia nitoetra tao aminy ka niasa;
fa ny manao lay no raharahany. 4
Ary niady hevitra isan-tSabata tao
amy ny synagoga izy ka nampanaiky
ny Jiosy sy ny jentilisa.

5 Ary rehefa tafidina avy tany
Makedonia Silasy sy Timoty, dia
voaterin' ny teny Paoly ka nanam-
bara tamy ny Jiosy fa Jesosy no
Kristy. 6 Ary nony nanohitra sy
niteny ratsy ireo, dia nanopakopa-
damba izy ka nanao taminy hoe:
Aoka ho eo an-dohanareo ny rana-
reo; afaka aho; ary amin' izao sisa
izao dia hankany amy ny jentilisa
aho. 7 Ary raha niala teo izy, dia
niditra tao an-tranon' ny lehilahy
atao hoe Titosy Josto, izay nivavaka
tamin' Andriamanitra; ary ny tra-
nony nifanolotra tamy ny synagoga.
8 Ary Krispo, mpanapaka ny syna-
goga, mbamy ny ankohonany rehe-
tra dia nino ny Tompo; ary maro
koa ny Korintiana, raha nandre,
dia nino ka natao batisa.

9 Ary ny Tompo niteny taminy
Paoly tamy ny fahitana nony alina
ka nanao hoe: Aza matahotra, fa
mitenena hiany, ka aza mangina;
10 fa Izaho momba anao, ary tsy
hisy olona hihazona anao hanisy
ratsy anao; fa manana olona maro
amin' ity tanàna ity Aho. 11 Ary
izy nitoetra teo herintaona sy enim-
bolana ka nampianatra ny tenin'
Andriamanitra teo aminy.

12 Fa raha Galio no governora
tany Akaia, dia niray tetika hisam-
botra any Paoly ny Jiosy ary niton-
dra azy nankeo amy ny fitsarana,
13 ka dia nanao hoe: Ilehio mam-
panaiky ny olona hivavaka amin'
Andriamanitra, nefa tsy araka ny
lalàna. 14 Ary raha hiloa-bava
Paoly, dia hoy Galio tamy ny Jiosy:
Ry Jiosy, raha misy heloka, na za-
vatra ratsy natao, dia mety raha
mandefitra aminareo aho; 15 fa
raha ady hevitra sy anarana ary
ny lalànareo kosa, dia ataovinareo
hiany; fa izaho tsy te-hitsara izany
raharaha izany. 16 Ary nandroaka
azy hiala teo anoloan' ny fitsarana
izy. 17 Ary izy rehetra nisam-
botra any Sostena, mpanapaka ny
synagoga, dia nikapoka azy teo ano-
loan' ny fitsarana. Nefa tsy nahoa-
ny Galio izany zavatra izany.

*Ny niverenany Paoly nankany Antiokia, sy ny nandehanany indray namaky any Galatia sy Frygia, ary ny nahatongavany tao Efesosy sy ny nampianarany tao.*

18 ARY Paoly mbola nitoetra teo
andro maromaro hiany, ary
rehefa nanao veloma ny rahalahy
izy, dia niondrana an-tsambo nan-
kany Syria, ary Prisila sy Akoila
niaraka taminy koa; ny volon-do-
hany nohetezany tany Kenkrea,
satria efa nivoady izy. 19 Ary
tonga tany Efesosy izy, dia nandao
azy mivady teo Paoly ka lasa niditra
tao amy ny synagoga ka niady
hevitra tamy ny Jiosy. 20 Ary
nangataka azy hitoetra elaela kokoa
ny olona, fa tsy nety izy, 21 fa
nanao veloma azy ka nanao hoe:
Mbola hiverina hankaty aminareo
indray aho, raha sitrapon' Andria-
manitra. Dia niondrana an-tsambo
niala tany Efesosy izy.

22 Ary rehefa tafatody tany
Kaisaria izy, dia niakatra ka niara-
haba ny fiangonana vao nidina nan-
kany Antiokia.

23 Ary rehefa nitoetra tao elaela
hiany izy, dia lasa nandeha nitety
ny tany Galatia sy Frygia ka nam-
pahery ny mpianatra rehetra.

24 Ary tonga tany Efesosy ny
Jiosy anankiray atao hoe Apolosy,
izay teraka tany Aleksandria, lehi-
lahy nahay nandaha-teny sady na-
hery tamy ny Soratra *Masina*. 25
Izany lehilahy izany efa nampiana-
rina ny làlan' ny Tompo; ary nafana
fo izy, dia niteny sy nampianatra
marimarina ny aminy Jesosy, kanefa
ny batisany Jaona hiany no fantany.
26 Ary izy niteny tamy ny fahasa-
hiana teo amy ny synagoga; ary
rehefa nandre azy Prisila sy Akoila,
dia nandray azy hankao aminy ka
nampianatra azy marimarina kokoa
ny amy ny làlan' Andriamanitra.
27 Ary rehefa ta-handroso hankany
Akaia izy, dia nampirisika azy ny
rahalahy sady nanoratra taratasy ho
any amy ny mpianatra mba handray
azy tsara; ary rehefa tonga izy, dia
nampahatanjaka tsara izay efa nino
noho ny fahasoavana; 28 fa izy
nahery nandresy lahatra ny Jiosy
teo imason' ny olona ka naneho ma-
rimarina tamy ny Soratra *Masina*
fa Jesosy no Kristy.

XIX. Ary raha mbola tany Korinto
Apolosy, dia nitety ny tany
ambony Paoly ka tonga tany Efe-
sosy, dia nahita mpianatra sasany
teo izy 2 ka nanao taminy hoe: Efa
noraisinareo va ny Fanahy Masina,
fony vao nino hianareo? Fa ireo
nanao taminy hoe: Tsy renay akory
fa *efa nomena* ny Fanahy Masina.
3 Ary hoy Paoly: Ho amin' inona
ary no nanaovana batisa anareo?
Dia hoy ireo: Ho amy ny batisany
Jaona. 4 Fa hoy Paoly: Jaona
nanao ny batisan' ny fibebahana ka
nilaza tamy ny olona hino Izay ho
avy manaraka azy, dia Jesosy. 5
Ary raha nahare izany izy, dia natao
batisa ho amy ny anarany Jesosy
Tompo. 6 Ary rehefa nametrahany
Paoly tànana izy, dia nilatsaka ta-
miny ny Fanahy Masina; ary niteny
tamy ny teny tsy fantatra izy sady
naminany. 7 Ary tokony ho roa amby
ny folo lahy no isan' izy rehetra.

8 Ary Paoly niditra tao amy ny
synagoga ka niteny tamy ny fahasa-
hiana, dia niady hevitra telo volana
ka nampanaiky ny amy ny fanjakan'
Andriamanitra. 9 Fa raha nikiri-
biby ny sasany ka tsy nanaiky, fa
niteny ratsy izany fampianarana[1]
izany teo imason' ny olona maro, dia
niala tamin' ireo izy ka nitondra ny
mpianatra nitokana, dia niady he-
vitra isan-andro tao amy ny trano
fampianarany Tyrano. 10 Ary na-
haritra roa taona ngarangidina izany,
ka dia nandre ny tenin' ny Tompo
izay rehetra nonina tany Asia, na
Jiosy na jentilisa.[2]

[1] *Gr.* làlana.

[2] *Gr.* Grika.

11 Ary ny tànany Paoly no na-
naovan' Andriamanitra fahagagana
lehibe maro, 12 ka dia ny mosara
sy ny fiaron' akanjo teny aminy no
nentina hatao amy ny marary, dia
sitrana ny aretiny, ary nivoaka ny
fanahy ratsy.

13 Ary nisy Jiosy sasany, mpi-
riorio mamoaka fanahy ratsy, izay
ninia nanonona ny anarany Jesosy
Tompo koa teo ambonin' ny manana
fanahy ratsy ka nanao hoe: Mam-
pianiana anareo aminy Jesosy Izay
toriny Paoly aho. 14 Ary nisy fito
mirahalahy, zanaky Skeva, Jiosy,
lohan' ny mpisorona, izay nanao
izany. 15 Ary ny fanahy ratsy
namaly ka nanao taminy hoe: Fan-
tatro Jesosy, ary fantatro koa Paoly;
fa mba iza kosa moa hianareo? 16
Ary ny lehilahy izay nanana ny
fanahy ratsy dia niantsambotra ta-
min' ireo ary nahery ka naharesy
azy roa lahy dia nandositra niala
tamin' izany trano izany ireo sady
nitanjaka no voaratra.

17 Ary fantatry ny Jiosy sy ny
jentilisa rehetra izay nonina tany
Efesosy izany; dia raiki-tahotra ny
olona rehetra ka nankalaza ny ana-
rany Jesosy Tompo. 18 Ary maro
izay nino dia tonga ka niaiky sy
nilaza ny asany. 19 Ary maro ny
mpanao ody no nanangona ny bo-
kiny ka nandoro azy teo imason' ny
olona rehetra; ary nony voatontaly
ny tokom-bidiny, dia hita fa vola-
fotsy dimy alina izany. 20 Fatratra
toy izany no fandroson' ny tenin'
Andriamanitra sy ny heriny.

21 Ary rehefa vita izany zavatra
izany, Paoly dia nikasa tao am-pony
handeha hamaky any Makedonia sy
Akaia aloha vao hankany Jerosa-
lema ka nanao hoe: Rehefa tonga
any aho, dia tsy maintsy hahita
any Roma koa. 22 Ary ny roa
lahy tamin' izay nanompo azy, dia
Timoty sy Erasto, no nirahiny nan-
kany Makedonia; fa izy mbola ni-
toetra tany Asia andro vitsivitsy
kosa.

*Ny tabataba nataony Demetrio sy ny namany tao Efesosy.*

23 ARY tamin' izany andro izany
dia nisy tabataba be hiany
ny amin' izany fampianarana [1] izany.
24 Fa nisy lehilahy anankiray atao
hoe Demetrio, mpanefy volafotsy,
izay nanao sarin' ny tempoliny
Diana [2] tamy ny volafotsy, dia nam-
pahazo harena be ny mpanefy; 25
ireny mbamy ny mpanao zavatra
hafa koa toy izany dia nantsoiny
hiangona ka nilazany hoe: Tom-
pokolahy, fantatrareo fa amin' izao
tao-zavatra izao no ahazoantsika
harena. 26 Ary hitanareo sy re-
nareo fa tsy eto Efesosy hiany, fa
saiky manerana any Asia rehetra
dia mitaona olona betsaka izany
Paoly izany ka mampivily ny sainy
manao hoe: Tsy Andriamanitra izay
zavatra nataon-tànana. 27 Ka dia
tsy izao raharahantsika izao hiany
no ahina hatao ho zava-poana; fa ny
tempoliny Diana, andriamani-bavy
lehibe, dia hatao tsinontsinona koa
aza, ka ho afa-boninahitra ilay iva-
vahany Asia rehetra sy izao tontolo
izao.

28 Ary rehefa nandre izany izy
ireo, dia tezitra loatra ka niantso
hoe: Lehibe Dianan' ny Efesiana.
29 Ary nanerana ny tanàna ny
tabataba; ary rehefa nisarika any
Gaio sy Aristarko, lehilahy Make-
doniana niara-dia taminy Paoly, izy,
dia niray saina niriotra ho ao an-
trano filalaovana. 30 Ary raha te-
hiditra ho any amy ny olona Paoly,
dia tsy navelan' ny mpianatra. 31
Ary ny lehibe sasany tany Asia,[3]
izay sakaizany, dia nampitondra
teny nananatra azy mba tsy ho sahy
hiditra ao an-trano filalaovana. 32
Ary ny sasany niantso zavatra iray,
ary ny sasany kosa zavatra hafa;
fa nihorikorika ny olona vory; koa

[1] *Gr.* làlana. [2] *Gr.* Artemisy. [3] *Gr.* Asiarka.

ny ankamaroany tsy nahalala izay
anton' ny niangonany teo. 33 Ary
nisy nisarika any Aleksandro avy
teo amy ny vahoaka, fa ny Jiosy
nanesika azy handroso Ary Alek-
sandro nanofa tànana, fa ta-handaha-
teny hiala tsiny tamy ny olona. 34
Fa rehefa fantatry ny olona fa Jiosy
izy, dia niredona niantso tokony ho
ora roa izy rehetra hoe: Lehibe
Dianan' ny Efesiana.

35 Ary ny mpitahiry ny didy dia
nampangina ny olona ka nanao hoe:
Ry lehilahy Efesiana, iza no olona
tsy mahalala fa ny tanànan' ny
Efesiana no mpitahiry any Diana
lehibe sy *ny sarin-javatra* izay la-
tsaka avy taminy Jopitera?[1] 36 Ary
satria tsy azo toherina izany, dia to-
kony hangina hianareo ka tsy hanao
na inona na inona an-kamehana. 37
Fa nentinareo ety ireo lehilahy ireo,
izay tsy nandroba tempoly, na ni-
teny ratsy ny andriamanitsika. 38
Koa raha manan-teny hifamaliana
amin' olona Demetrio sy ny mpanefy
izay momba azy, aoka hifandahatra
izy, fa misy hiany ny andro hitsa-
rana, ary ao hiany koa ireo gover-
nora. 39 Fa raha mitady zavatra
hafa kosa hianareo, dia hotsaraina
amin' izay fivoriana voatendrin' ny
lalàna. 40 Fa andrao ampangaina
isika noho ny tabataba tsy misy
antony izay niseho andro any, ka
tsy hita izay hilazantsika izao fam-
pitairana izao. 41 Ary rehefa ni-
laza izany izy, dia nampirava ny
olona vory teo.

*Ny nankanesany Paoly tany Grisia indray, sy ny niverenany tany Asia.*

XX. ARY rehefa nitsahatra ny
tabataba, dia nampaka
ny mpianatra Paoly ka nananatra
azy sy nanao veloma azy, dia lasa
nankany Makedonia izy. 2 Ary
rehefa nitety izany tany izany sy
nananatra ny olona tamy ny teny
maro izy, dia tonga tany Grisia.

3 Ary nony efa nitoetra telo
volana teo izy ka efa hiondrana an-
tsambo hankany Syria, ary nisy
Jiosy nanotrika azy, dia niova he-
vitra izy ka lasa niverina namaky
any Makedonia. 4 Ary niaraka
taminy hatrany Asia Sopatera, za-
naky Pyro, avy any Beria, ary Aris-
tarko sy Sekondo avy any Tesalo-
nika, ary Gaio avy any Derbe, ary
Timoty, ary Tykiko sy Trofimo avy
any Asia. 5 Ireo dia efa nialoha
ka niandry anay tany Troasy. 6
Dia niondrana an-tsambo niala tany
Filipy izahay, rehefa tapitra ny
andro fihinanana ny mofo tsy misy
masirasira, dia nankany aminy tany
Troasy izahay nony afaka hadi-
miana; ary tany no nitoeranay
hafitoana.

7 Ary tamy ny andro voalohany
amy ny herinandro, rehefa niangona
hamaky mofo izahay, Paoly dia
nitori-teny taminy, fa nikasa han-
deha maraina izy; dia naharitra ni-
tori-teny mandra-pamatonalina izy.
8 Ary nisy jiro maro teo an-trano
ambony izay niangonanay. 9 Ary
nisy zatovo anankiray atao hoe
Eotyka nipetraka teo am-barava-
rankely ka sondrian-tory; ary raha
naharitra ela ny tori-teniny Paoly,
dia niraika noho ny torimaso ilay
zatovo ka nianjera tamy ny tany
avy eny amy ny rihana intelo mifa-
nongoa, ary nony narenina izy, dia
indro fa efa maty. 10 Ary Paoly
nidina, dia niankohoka taminy sy
nanohona azy ka nanao hoe: Aza
mihorikorika hianareo, fa mbola
misy aina hiany izy. 11 Ary nia-
katra Paoly, dia namaky ny mofo,
ary rehefa nihinana sy niresaka ela
ambara-pahamarain' ny andro izy,
dia lasa nandeha. 12 Ary nitondra
ilay zatovo efa velona izy ireo ka
faly dia faly.

13 Ary izahay nialoha ho any an-

[1] *Gr.* Zeosy.

tsambo, dia niondrana nankany Aso,
fa eo no handraisana any Paoly,
satria eo no fotoana nataony, fa
nikasa handeha an-tanety [1] izy. 14
Ary rehefa nihaona taminay tany
Aso izy, dia noraisinay, ary dia lasa
nankany Mitylena izahay. 15 Ary
rehefa niondrana an-tsambo niala
teo izahay, dia tonga tandrifiny Kio
nony ampitso; ary nony ampitso
indray dia niantsona tao Samo; ka [2]
tonga tany Mileto izahay nony am-
pitson' iny. 16 Fa Paoly efa nikasa
handeha an-tsambo handalo any
Efesosy mba tsy hitoerany ela any
Asia; fa maika izy, raha azony
hatao, hamonjy ny andro Pentekosta
any Jerosalema.

*Ny anatra nataony Paoly tamy ny loholon' ny fiangonana tao Efesosy.*

17 ARY raha tany Mileto Paoly,
dia naniraka hankany Efe-
sosy izy ka nampaka ny loholon' [3]
ny fiangonana [4] hankeo aminy. 18
Ary nony tonga teo aminy ireo, dia
hoy izy taminy: Fantatrareo hatra-
my ny andro voalohany nahatonga-
vako teto Asia izay toetry ny fiton-
drantenako taminareo tamin' izany
andro rehetra izany, 19 dia ny na-
nompoako ny Tompo tamy ny fane-
tren-tena rehetra sy ny ranomaso
ary ny fakam-panahy izay nanjo
ahy tamy ny fanotrehan' ny Jiosy,
20 ka tsy mba nafeniko izay maha-
soa, fa nambarako sy nampianariko
anareo teo imason' ny olona ary tao
amy ny isan-trano; 21 ary namba-
rako tamy ny Jiosy sy ny jentilisa [5]
koa ny fibebahana amin' Andria-
manitra sy ny finoana any Jesosy
Kristy Tompontsika.
22 Ary ankehitriny, indro, tery [6]
am-panahy hankany Jerosalema aho,
nefa tsy fantatro izay hanjo ahy
any, 23 afa-tsy izay ambaran' ny
Fanahy Masina amiko amy ny isan-
tanàna, fa hisy famatorana sy faho-
riana hanjo ahy. 24 Nefa tsy ataoko
ho zavatra akory ny aiko, mba haha-
vita ny alehako, dia ny fanompoana
izay noraisiko taminy Jesosy Tompo
hanambara ny filazantsaran' ny faha-
soavan' Andriamanitra.
25 Ary, indro, ankehitriny fanta-
tro fa tsy hahita ny tavako intsony
hianareo rehetra izay nalehako nito-
riako ny fanjakana. 26 Koa ma-
nambara aminareo aho anio fa afaka
amy ny ranareo rehetra aho. 27
Fa tsy nafeniko anareo, fa notoriko
taminareo avokoa ny saina rehetra
natolotr' Andriamanitra. 28 Tan-
dremo ny tenanareo sy ny ondry
rehetra izay nanaovan' ny Fanahy
Masina anareo ho mpitandrina, [7]
hiandrasanareo ny fiangonan' [8] An-
driamanitra, [9] izay novidiny tamy ny
rany. 29 Fantatro fa rehefa lasa
aho dia hisy amboadia [10] masiaka hidi-
tra eo aminareo izay tsy hiantra ny
ondry. 30 Ary avy aminareo no
hiposahan' ny olona sasany mitory
teny tsy marina hitaona ny mpiana-
tra hanaraka azy. 31 Koa miam-
bena, ary tsarovy fa telo taona
mipaka aho tsy nitsahatra nanana-
tra anareo rehetra andro aman-alina
tamy ny ranomaso.
32 Ary ankehitriny izaho mano-
lotra anareo ho amin' Andriamani-
tra sy ho amy ny tenin' ny fahasoa-
vany, izay mahay mampandroso sy
manome lova *anareo* eo amin' izay
rehetra nohamasinina. 33 Tsy mba
naniry volafotsy na volamena na
lamban' olona aho. 34 Fa fantatra-
reo hiany fa ireto tànako ireto no
niasa mba hahazoako sy ny niaraka
tamiko izay nilainay. 35 Efa nase-
hoko anareo tamy ny zavatra rehetra
fa tokony hiasa toy izany koa hia-
nareo, mba hiantra ny mahantra ka

---

[1] *Na:* handeha tongotra. [2] *Ampio hoe:* [rehefa nitoetra any Trogylio, dia]. [3] *Gr.* presbytera. [4] *Gr.* eklesia. [5] *Gr.* Grika. [6] *Gr.* mifatotra. [7] *Gr.* episkopo. [8] *Gr.* eklesian'. [9] *Na:* [ny fiangonan' ny Tompo]. [10] lopa.

hahatsiaro ny teniny Jesosy Tompo,
izay manao hoe: 'Mahasambatra
kokoa ny manome noho ny mandray.'
36 Ary rehefa niteny izany izy,
dia nandohalika teo ka niara-niva-
vaka tamin' izy rehetra. 37 Ary
nitomany mafy izy rehetra, dia na-
mihina ny vozony Paoly ka nano-
roka azy, 38 sady nalahelo loatra
noho ny nilazany fa tsy hahita ny
tavany intsony izy. Dia nanatitra
azy teny an-tsambo izy.

*Ny nahatongavany Paoly tany Jerosalema, sy ny nataony hampihena ny tsi-fitiavan' ny Kristiana tany Palestina azy.*

XXI. ARY rehefa tafasaraka ta-
miny izahay, dia nion-
drana an-tsambo ka nizotra nankany
Kosy; ary nony ampitso dia tonga
tao Rodo, dia niala tao nankany
Patara; 2 ary nony nahita sambo
nita ho any Foinika izahay, dia
nifindra sambo teo ka lasa nandeha.
3 Ary nony nahatsinjo any Kyprosy
izahay, dia nandalo azy tamy ny
ankavia ka nankany Syria, dia nian-
tsona tao Tyro; fa tao no notaterina
ny entan' ny sambo. 4 Ary nony
nitady ny mpianatra izahay ka
nahita azy, dia nitoetra teo hafitoa-
na; ary izy ireo dia voatsindrin' ny
Fanahy hilaza aminy Paoly mba tsy
hiakatra any Jerosalema.
5 Ary rehefa tapitra izany andro
izany, dia niala izahay ka lasa nan-
deha; ary izy rehetra mbamy ny
vadiny aman-janany dia nanatitra
anay hatrany ivelan' ny tanàna;
ary nandohalika teo amoron-drano-
masina izahay ka nivavaka; 6 ary
rehefa nifanao veloma izahay, dia
nirotsaka an-tsambo; fa izy ireo
kosa niverina nody.
7 Ary ny niafaran' ny nandeha-
nanay an-tsambo dia tany Tolemaia,
rehefa avy tany Tyro; ary niara-
haba ny rahalahy izahay ka nitoetra
teo aminy indray andro. 8 Ary
nony ampitso dia niala teo izahay
ka tonga tany Kaisaria ary niditra
tao an-tranony Filipo evanjelista,
izay anankiray tamin' izy fito lahy,
dia nitoetra tao aminy izahay. 9
Ary izany lehilahy izany dia nana-
na zanakavavy virijina efatra izay
naminany.
10 Ary raha nitoetra tao andro
maro izahay, dia nisy mpaminany
anankiray atao hoe Agabo nidina
avy tany Jodia. 11 Ary rehefa
tonga tao aminay izy, dia noraisiny
ny fehin-kibony Paoly, ka namato-
rany ny tongotra aman-tànan' ny
tenany, dia hoy izy: Izao no lazain'
ny Fanahy Masina: Toy izao no
hamatoran' ny Jiosy any Jerosa-
lema ny lehilahy tompon' ity fehin-
kibo ity, ka hatolony ho eo an-tànan'
ny jentilisa izy. 12 Ary raha vao
renay izany, dia nangataka taminy
izahay mbamin' izay nonina teo
mba tsy hiakarany any Jerosalema.
13 Fa Paoly namaly ka nanao hoe:
Nahoana hianareo no mitomany ka
mampangorakoraka ny foko? Fa
vonona aho tsy ny hafatotra hiany,
fa ny ho faty any Jerosalema koa
aza mba ho voninahitry ny anarany
Jesosy Tompo. 14 Ary nony tsy
nanaiky izy, dia nitsahatra izahay
ka nanao hoe: Aoka ny sitrapon'
ny Tompo no hatao.
15 Ary rehefa afaka izany andro
izany, dia nifehy entana izahay ka
niakatra nankany Jerosalema. 16
Dia niaraka taminay koa ny mpia-
natra sasany avy tany Kaisaria,
izay nitondra anay ho any aminy
Menasona, olona avy any Kyprosy
sady mpianatra maintimolaly, izay
nokasainay hitoerana.
17 Ary nony tonga tany Jerosa-
lema izahay, dia nandray anay tamy
ny fifaliana ny rahalahy. 18 Ary
nony ampitso dia niara-niditra tany
aminy Jakoba izahay sy Paoly; ary
vory teo ny loholona [1] rehetra. 19
Ary rehefa niarahaba azy Paoly,

[1] *Gr.* presbytera.

dia nilaza tsirairay ny zavatra rehe-
tra izay efa nampanaovin' Andria-
manitra azy tany amy ny jentilisa
izy. 20 Ary rehefa nandre izany
ireo, dia nankalaza an' Andriama-
nitra; ary hoy koa izy taminy
Paoly: Hitanao, rahalahy, fa tsy
omby alinalina ny Jiosy izay efa
mino; ary fatra-pitana ny lalàna
izy rehetra, 21 sady efa novokisan'
olona ny aminao, fa hianao, hono,
mampianatra ny Jiosy rehetra izay
any amy ny jentilisa hahafoy any
Mosesy ka mandrara azy tsy hamora
ny zaza na hanaraka ny fanaon-
drazana. 22 Ahoana ary no izy?
Tsy maintsy ho reny ny nahatonga-
vanao. 23 Ary noho izany dia
ataovy izao lazainay aminao izao:
Misy efa-dahy atỳ izay nivoady;
24 raiso ireo ka manadiova ny tena-
nao miaraka aminy, ary mandoava
ny vola ho lany mba hanaratany
ny lohany, ka dia ho fantatry ny
olona rehetra fa tsinontsinona izay
zavatra namokisana azy ny aminao,
fa hianao aza mandeha manaraka
ny lalàna koa. 25 Fa ny amy ny
jentilisa izay efa mino, dia efa nam-
pitondra episitily izahay nandidy azy
hifady ny hena aterina amy ny sampy
sy ny ra sy ny zavatra kendaina
ary ny fijangajangana.

26 Dia noraisiny Paoly ireo lehi-
lahy ireo, ary nony ampitso dia
nanadio ny tenany niaraka taminy
izy ka niditra teo an-kianjan' ny
tempoly, nanambara ny fahatantera-
han' ny andro fahadiovana mandra-
panatitra ny fanatitra ho any ny
isan-dahy.

*Ny nisamborana any Paoly, sy ny teny nalahany tamin' izany.*

27 ARY rehefa ho tapitra ny hafi-
toana, dia nahita any Paoly
teo an-kianjan' ny tempoly ny Jiosy
avy tany Asia, ka nampikotaba ny
vahoaka rehetra izy sady nisambotra
any Paoly, 28 ka dia niantso hoe:
Avia, ry lehilahy Isiraely, fa io no
lehilahy mampianatra ny olona re-
hetra ombieniombieny manohitra ny
olona Isiraely sy ny lalàna sy ity
fitoerana ity, sady nampiditra jenti-
lisa [1] teo an-kianjan' ny tempoly izy
ka nandoto ity fitoerana masina ity
29 (fa efa hitany rahateo fa niaraka
taminy tao an-tanàna Trofimo Efe-
siana, ka nataony fa nampidiriny
Paoly teo an-kianjan' ny tempoly
izy).

30 Dia nifanaritaka be hiany ny
tao an-tanàna rehetra, ka nihazaka-
zaka nivory ny olona; ary Paoly
dia nosamboriny ka nosarihany hiala
eo an-kianjan' ny tempoly; ary nia-
raka tamin' izay dia narindrina ny
vavahady.

31 Ary raha nitady hamono azy
ny olona, dia nisy teny nakarina
tany amy ny mpifehy arivo tamy
ny antokon' ny miaramila nilaza fa
mikotaba avokoa Jerosalema rehe-
tra; 32 ary niaraka tamin' izay dia
naka miaramila sy kapiteny izy ka
nihazakazaka nidina nankeo aminy;
ary raha nahita ny mpifehy arivo
sy ny miaramila ny olona, dia nitsa-
hatra tsy nikapoka any Paoly. 33
Ary ny mpifehy arivo nanakaiky,
dia nisambotra azy ka nandidy ha-
matotra azy tamy ny gadra roa, dia
nanontany hoe: Iza moa izy, ary
inona moa no nataony? 34 Ary
ny sasany tamy ny olona maro nian-
tso mafy nilaza zavatra iray, ary ny
sasany kosa zavatra hafa; ary re-
hefa tsy azony nofantarina izay ma-
rina noho ny fikotranana, dia nasai-
ny nentina ho any anati-rova Paoly.
35 Ary rehefa tonga teo amy ny
ambaratonga izy, dia nobetain' ny
miaramila noho ny fifanosehan' ny
olona; 36 fa ny olona maro nana-
raka ka niantso hoe: Vonoy ilehio.

37 Ary rehefa nentiny tany
anati-rova Paoly, dia hoy izy tamy
ny mpifehy arivo: Mahazo miteny
aminao va aho? Dia hoy izy: Ma-

[1] *Gr.* Grika.

hay teny Grika va hianao? 38 Moa
tsy hianao va ilay Egyptiana, izay
nampikomy ny olona fahiny ka ni-
tarika ny efatra arivo lahy mpiton-
dra lefom-pohy nankany an-efitra?
39 Fa hoy Paoly: Izaho Jiosy avy
any Tarsosy any Kilikia, tompon-
tany amin' izay tanàna tsy kely
laza; koa trarantitra hianao, aoka
aho mba hiteny amy ny olona. 40
Ary Paoly, rehefa navelany, dia
nitsangana teo amy ny ambaratonga
ka nanofa tànana tamy ny olona.
Ary rehefa nangina tsara ny olona,
dia niteny mafy tamy ny teny He-
breo izy ka nanao hoe:

XXII. Ry rahalahy sy hianareo
ray, henoy ny teny halaha-
tro aminareo ankehitriny hanala
tsiny ny tenako. 2 Ary nony ren'
ny olona fa teny Hebreo no nitene-
nany taminy, dia mainka nangina
izy; ary hoy Paoly: 3 Izaho lehi-
lahy Jiosy, teraka tany Tarsosy any
Kilikia, fa teto amin' ity tanàna ity
no nahabe ahy teo anilan' ny ton-
gotry Gamaliela, dia nampianarina
tsara ny lalàna avy tamy ny razana
aho, ary nazoto indrindra ho an' An-
driamanitra tahaka anareo rehetra
ankehitriny. 4 Nanenjika izay na-
naiky izany fampianarana[1] izany
aho hatramy ny mahafaty azy aza,
dia namatotra azy, na lahy na vavy,
ka nanolotra azy hatao an-trano-
maizina; 5 ary ny mpisoronabe sy
ny loholona rehetra no vavolombe-
loko, sady izy no nandraisako tara-
tasy ho amy ny rahalahy, dia nan-
kany Damaskosy aho, mba ho en-
tiko am-patorana hankany Jerosa-
lema koa izay hita teo, mba hampi-
jalina.

6 Ary raha nandeha aho ka mby
teo akaiky any Damaskosy, tamin'
ilay antoandrobe iny dia nisy mazava
lehibe nanelatrelatra tampoka avy
tany an-danitra manodidina ahy; 7
dia lavo tamy ny tany aho ka nan-
dre feo nilaza tamiko hoe: Saoly,
Saoly, nahoana hianao no manenjika
Ahy? 8 Ary izaho namaly hoe:
Iza moa Hianao, Tompoko? Dia
hoy Izy tamiko: Izaho no Jesosy
avy any Nazareta, Izay enjehinao.
9 Ary izay niaraka tamiko dia na-
hita ny mazava; nefa tsy mba na-
hare ny feon' Izay niteny tamiko
izy. 10 Ary hoy izaho: Tompoko,
inona no hataoko? Dia hoy ny
Tompo tamiko: Mitsangàna, ka
mandehana ho any Damaskosy; fa
any no holazaina aminao izay rehe-
tra voatendry hataonao. 11 Ary
raha tsy nahajery aho noho ny fa-
mirapiratan' izany mazava izany,
dia notantanan' ireo niaraka tamiko
aho, ka dia tonga tany Damaskosy.
12 Ary ny lehilahy anankiray atao
hoe Ananiasy, mpivavaka manaraka
ny lalàna sady tsara laza teo amy
ny Jiosy rehetra izay nonina teo, 13
dia nanatona ahy ary nitsangana ka
nanao tamiko hoe: Ry Saoly raha-
lahy, mahirata. Ary tamin' izany
ora izany dia nahiratra aho ka na-
hita azy. 14 Ary hoy izy: Andria-
manitry ny razantsika efa nanendry
anao hahafantatra ny sitrapony sy
hahita ny Iray Marina ary hihaino
ny teny aloaky ny vavany; 15 fa
ho vavolombelony amy ny olona re-
hetra hianao ny amin' izay efa hita-
nao sy renao. 16 Ary ankehitriny
inona no mampijanona anao? Mi-
tsangàna, miantsoa ny anarany, ary
aoka hatao batisa hianao ka hosa-
sana ho afaka amy ny fahotanao.

17 Ary rehefa tonga tany Jerosa-
lema indray aho ka nivavaka teo
an-kianjan' ny tempoly, dia azon-
tsindrimandry 18 ka nahita Azy
milaza amiko hoe: Maladia hianao,
ka mivoaha faingana any Jerosa-
lema; fa tsy handray ny fanamba-
ranao Ahy izy. 19 Dia hoy izaho:
Tompoko, izy ireo mahalala fa ny
mino Anao dia nataoko tao an-trano-
maizina sady nokapohiko tao amy
ny synagoga rehetra; 20 ary raha

[1] *Gr.* làlana.

nalatsaka ny rany Stefana martiora-
nao, izaho koa dia mba nitsangana
teo ka nanaiky sady nitandrina ny
fitafian' izay namono azy. 21 Ary
hoy Izy tamiko: Mandehana, fa
Izaho haniraka anao handeha lavitra
any amy ny jentilisa.

22 Ary ny olona nihaino azy ha-
tramin' izany teny izany, dia nanan-
dratra ny feony ka nanao hoe:
Esory amy ny tany ilehio, fa tsy
tokony hovelomina izy. 23 Ary
raha niantso sy niala lamba ary
nanipy vovoka ho amy ny rivotra
izy, 24 dia nasain' ny mpifehy arivo
ho entina any anati-rova Paoly, ary
nasainy hadinina amy ny kapoka,
mba hahafantarany izay fototry ny
nanakoran' ny olona azy toy izany.

25 Ary raha namatotra azy tamy
ny kofehy hoditra izy, dia hoy Paoly
tamy ny kapiteny izay nitsangana
teo: Mety aminareo va ny mikapo-
ka lehilahy Romana izay tsy mbola
nohelohina? 26 Ary ny kapiteny,
nony nahare, dia lasa nilaza tamy
ny mpifehy arivo ka nanao hoe:
Inona izao hataonao izao? fa Ro-
mana io lehilahy io. 27 Dia nan-
keo aminy ny mpifehy arivo ka
nanao taminy hoe: Lazao amiko:
Romana va hianao? Dia hoy izy:
Eny. 28 Ary ny mpifehy arivo
namaly hoe: Vola be no nahazoako
izany voninahitra izany. Fa hoy
Paoly: Izaho kosa efa nanana izany
hatry ny fony vao teraka. 29 Dia
nandao azy faingana ireo olona efa
hanadina azy; ary ny mpifehy arivo
natahotra koa, rehefa nahalala azy
fa Romana, satria efa nampamatotra
azy izy.

*Ny nandaharany Paoly teny teo anatrehan' ny Synedriona.*

30 ARY nony ampitso, satria ta-
hahafantatra marina izay
niampangan' ny Jiosy azy ny mpi-
fehy arivo, dia namaha azy, ary na-
sainy niangona ny lohan' ny mpiso-
rona sy ny Synedriona rehetra, ary
Paoly nentiny nidina ka nampitoe-
riny teo anatrehany.

XXIII. Ary Paoly dia nibanjina ny
Synedriona ka nanao hoe:
Ry rahalahy, izaho nanompo an'
Andriamanitra tamy ny fieritrere-
tana tsara mandraka andro any. 2
Ary Ananiasy mpisoronabe nandidy
izay nitsangana teo hamely ny va-
vany. 3 Ary hoy Paoly taminy:
Andriamanitra mba hamely anao, ry
rafi-bato voalalotra fotsy; fa hianao
va mipetraka hitsara ahy araka ny
lalàna, nefa asainao kapohina tsy
araka ny lalàna aho? 4 Ary izay
nitsangana teo dia nanao hoe: Teva-
tevainao va ny mpisoronaben' An-
driamanitra? 5 Ary hoy Paoly:
Tsy fantatro fa mpisoronabe izy, ry
rahalahy; fa voasoratra hoe: "Aza
miteny ratsy ny mpanapaka ny fire-
nenao" (Eks. xxii. 27).

6 Ary rehefa fantatry Paoly fa
Sadoseo ny sasany, ary ny sasany
kosa Fariseo, dia niantso teo amy ny
Synedriona izy ka nanao hoe: Ry
rahalahy, izaho dia Fariseo, zanaky
ny Fariseo; ny amy ny fanantenana
sy ny fitsanganan' ny maty no itsa-
rana ahy. 7 Ary rehefa nilaza izany
izy, dia nifanditra ny Fariseo sy ny
Sadoseo, ka nizara roa toko ny olona
maro. 8 Fa ny Sadoseo manao
hoe: Tsy misy fitsanganan' ny maty,
sady tsy misy anjely na fanahy; fa
ny Fariseo kosa manaiky izany
avokoa. 9 Ary nisy antsoantso ma-
harenina teo, ary ny mpanora-dalàna
sasany, izay isan' ny antoko atao
hoe Fariseo, nitsangana dia niady
hevitra ka nanao hoe: Tsy hitanay
izay helok' io lehilahy io; fa sao
fanahy na anjely no niteny taminy.

10 Ary rehefa nitabataba be
hiany izy, dia natahotra ny mpi-
fehy arivo, fandrao hifandroritan'
ny olona Paoly ka ho samatsamaka,
dia nasainy nidina ny miaramila
mba haka azy an-keriny hiala teo
ampovoany ary mba hitondra azy ho
any anati-rova.

11 Ary ny Tompo nitsangana teo

anilany tamin' iny alina iny ka
nanao hoe: Matokia, fa tahaka ny
nanambaranao Ahy tany Jerosalema
no mbola hanambaranao Ahy any
Roma koa.

*Ny namindrana any Paoly nankany Kaisaria mba tsy ho azon' izay efa nianiana hahafaty azy.*

12 ARY nony maraina dia niray
tetika ny Jiosy ka niozona
sy nianiana fa tsy hihinana na hiso-
tro izy ambara-pamonony any Paoly.
13 Ary tsy omby efa-polo no niray
tetika nanao izany. 14 Ary izy
nankany amy ny mpisoronabe sy ny
loholona ka nanao hoe: Efa niozona
sy nianiana izahay fa tsy hanandran-
javatra na inona na inona ambara-
pamononay any Paoly. 15 Koa
ankehitriny dia milazà amy ny mpi-
fehy arivo hianareo sy ny Syne-
driona mba hampidina azy hankaty
aminareo, mody ta-hamototra azy
marimarina kokoa ny amin' izay
nataony; ary izahay kosa dia efa
vonona hamono azy, dieny tsy mbola
mby akaiky izy.

16 Ary nony ren' ny zanak' ana-
baviny Paoly ny fanotrehana, dia
lasa nankany anati-rova izy ka ni-
laza taminy Paoly. 17 Ary Paoly
niantso ny kapiteny anankiray han-
keo aminy ka nanao hoe: Ento man-
kany amy ny mpifehy arivo ity
zatovo ity, fa manan-teny holazaina
aminy izy. 18 Koa dia nandray
azy ilay kapiteny ka nitondra azy
ho any amy ny mpifehy arivo, dia
nanao hoe: Paoly mpifatotra niantso
ahy hankeo aminy ka nangataka
ahy hitondra ity zatovo ity hankeo
aminao, fa manan-teny holazaina
aminao, hono, izy. 19 Ary ny mpi-
fehy arivo nitantana azy, ary nony
efa nitokana tao amy ny mangingina
izy, dia nanontaniany hoe: Inona
moa no teny holazainao amiko? 20
Dia hoy ilay zatovo: Ny Jiosy efa
nifanaiky hangataka aminao ham-
pidina any Paoly ho any amy ny
Synedriona rahampitso, mody ta-
hanadina azy marimarina kokoa.
21 Koa aza manaiky azy hianao, fa
misy tsy omby efa-polo lahy izy ma-
notrika hisambotra any Paoly, ka
efa niozona sy nianiana izy fa tsy
hihinana na hisotro ambara-pamo-
nony azy; ary efa vonona izy anke-
hitriny ka miandry ny teny avy atỳ
aminao. 22 Ary ny mpifehy arivo
nampandeha ilay zatovo ka nandidy
azy hoe: Aza milaza amin' olona fa
efa nilaza izany tamiko hianao.

23 Ary niantso kapiteny roa lahy
hankeo aminy izy ka nanao hoe:
Manomàna miaramila roan-jato lahy
sy an-tsoavaly fito-polo ary mpiloka
lefona roan-jato hankany Kaisaria
anio alina amy ny ora fahatelo; 24
ary itondray biby koa hitaingenany
Paoly hitondra azy soa aman-tsara
ho any aminy Feliksa mpanapaka.

25 Ary izy nanoratra taratasy
nisy izao teny izao: 26 Klaodio
Lysia miarahaba any Feliksa, mpa-
napaka tsara indrindra. 27 Ity
lehilahy ity dia nosamborin' ny Jio-
sy ka efa saiky novonoiny; fa nony
fantatro fa Romana izy, dia niton-
dra ny miaramila aho ka namonjy
azy. 28 Ary satria ta-hahalala
tsara izay niampangany azy aho,
dia nentiko nidina ho eo amy ny
Synedriona izy; 29 dia hitako fa
ady hevitra ny amy ny lalàny no
niampangany azy, fa tsy nisy niam-
pangany azy izay tokony haha-
faty na hamatorana azy. 30 Ary
rehefa voalaza tamiko fa nisy nikasa
hanotrika hisambotra an-dralehi-
lahy, dia naniraka faingana hitondra
azy atỳ aminao aho, ary ny mpiam-
panga koa nasaiko hilaza atỳ ana-
trehanao izay iampangany azy.[1]

31 Dia nalain' ny miaramila Paoly
araka ny nandidiana azy ka nen-
tiny tamin' iny alina iny ho any
Antipatria. 32 Ary nony ampitso
dia navelany handeha hiaraka aminy

[1] *Ampio hoe:* [Veloma].

ny an-tsoavaly, fa izy kosa niverina
ho any anati-rova. 33 Rehefa tonga
tany Kaisaria ireo, dia nanolotra ny
taratasy tamy ny mpanapaka sady
nanolotra any Paoly ho eo anatre-
hany koa. 34 Ary rehefa novakiny
ilay taratasy, dia nanontany izay
zara-fanapahana nihaviany izy; ary
rehefa fantany fa avy tany Kilikia
izy, 35 dia hoy izy: Hihaino tsara
ny teninao aho, rehefa tonga aty
ny mpiampanga anao. Dia nasainy
nambenana tao an-dapany [1] Heroda
izy.

*Ny nitsarana any Paoly teo anatre-hany Feliksa, sy ny nifatorany roa taona tao Kaisaria.*

XXIV. ARY rehefa afaka hadi-
miana, dia nidina Ana-
niasy mpisoronabe mbamy ny loho-
lona sasany sy Tertylo, mpandaha-
teny anankiray, izay nanambara
tamy ny mpanapaka ny niampan-
gany any Paoly. 2 Ary rehefa
nantsoina izy, dia niampanga azy
Tertylo ka nanao hoe: 3 Hianao no
ahazoanay fiadanana lehibe, ary ny
fitondranao efa nampandry tsara ity
firenena ity; koa raisinay amy ny
fankasitrahana mandrakariva eny
tontolo eny izany, ry Feliksa tsara
indrindra ô. 4 Fa mba tsy hana-
hirana anao ela loatra aho, traran-
titra hianao, henoy kely amy ny
faharetanao izahay. 5 Fa io lehi-
lahy io dia hitanay fa tena ratsy
fanahy sady mpampikomy ny Jiosy
rehetra eny tontolo eny, ary izy no
tari-dàlan' ilay antoko atao hoe Na-
zarena. 6 Izy io koa nitady han-
doto ny tempoly; dia nosamborinay
izy; [2] 8 ary rehefa manadina azy
hianao, dia ho fantatrao marina izay
rehetra iampanganay azy.
9 Ary ny Jiosy koa dia nanaiky
sy nilaza fa izany no izy.
10 Ary rehefa notondroin' ny
mpanapaka hiteny Paoly, dia na-
maly ka nanao hoe: Fantatro fa
hianao dia efa mpitsara ela tamin'
ity firenena ity, ka dia faly aho
handaha-teny hanala tsiny ny te-
nako; 11 fa azonao fantarina mora
fa tsy mba mihoatra noho ny roa
amby ny folo andro izay no niaka-
rako hivavaka tany Jerosalema. 12
Ary tsy nisy nahita ahy niady he-
vitra tamin' olona teo an-kianjan'
ny tempoly, na nampitabataba ny
vahoaka tao amy ny synagoga, na
tao an-tanàna; 13 ary tsy hainy
hamarinina eto anatrehanao izay
zavatra iampangany ahy ankehi-
triny. 14 Fa izao no ekeko aminao,
fa araka ny fampianarana [3] izay
ataony hoe fitokoana no anompoako
an' Andriamanitry ny razako, sady
inoako izay rehetra voasoratra eo
amy ny lalàna sy ny mpaminany,
15 ary manantena amin' Andria-
manitra aho, izay antenain' izy ireo
koa, fa hisy fitsanganan' ny marina
sy ny meloka. 16 Ary amin' izany
dia mikely aina koa aho mba hanana
fieritreretana tsy manameloka ahy
na amin' Andriamanitra na amin'
olombelona mandrakariva. 17 Ary
nony afaka taona maro, dia tonga
aho nitondra fiantrana sy fanatitra
ho any ny fireneko. 18 Ary tamin'
izay dia hitany voadio teo an-kian-
jan' ny tempoly aho, tsy tamy ny
olona maro anefa, na tamy ny fita-
batabana; fa *nisy* Jiosy sasany avy
any Asia,—19 tokony hiseho eto
anatrehanao ireo mba hiampanga
ahy, raha tàhiny misy izay hiam-
pangany ahy. 20 Na aoka ireto
olona ireto hiany no hilaza izay
ratsy hitany, raha nitsangana teo
anatrehan' ny Synedriona aho, 21
afa-tsy izao teny iray loha izao
hiany, dia ilay nantsoiko raha nija-
nona teo afovoany aho hoe: Ny

---

[1] *Gr.* pretoria. [2] *Ampio hoe:* [ka tianay hotsaraina araka ny lalànay. 7 Fa tonga Lysia, mpifehy arivo, dia nanao an-keriny ka naka azy teo an-tànanay. Ary nasainy nankaty aminao ny mpiampanga azy]. [3] *Gr.* làlana.

amy ny fitsanganan' ny maty no
itsarana ahy eto anatrehanareo anio.
22 Ary satria fantatry Feliksa
tsaratsara kokoa ny amin' izany
fampianarana[1] izany, dia nampan-
deha azy rehetra izy aloha ka nanao
hoe: Rehefa tafidina atỳ Lysia,
mpifehy arivo, dia hofotorako tsara
ny raharahanareo. 23 Ary izy
nandidy ny kapiteny hiambina any
Paoly sy hamela azy hitsangantsan-
gana ary tsy handrara olona na dia
iray akory aza amy ny sakaizany
izay ho avy hanompo azy.
24 Ary rehefa afaka andro vitsi-
vitsy, dia tonga Feliksa sy Drosila
vadiny, vehivavy Jiosy, dia nam-
paka any Paoly izy ka nihaino azy
nitory ny finoana any Kristy Je-
sosy. 25 Ary raha nitory ny amy
ny fahamarinana sy ny fahononana
ary ny fitsarana ho avy izy, dia
raiki-tahotra Feliksa ka namaly hoe:
Mandehana angaloha; fa raha mala-
laka, dia hampaka anao indray aho.
26 Sady nanantena koa izy fa ho-
meny Paoly vola; ka dia nampaka
azy matetika izy ka niresaka ta-
miny.
27 Ary rehefa afaka roa taona,
dia Porsio Festosy no nandimby any
Feliksa; ary Feliksa ta-hahazo si-
traka tamy ny Jiosy, ka dia mbola
navelany ho mpifatotra hiany Paoly.

*Ny hevitra nataon' ny Jiosy haha-
faty any Paoly, sy ny nangata-
hany Paoly hotsarainy Kaisara.*

XXV. ARY Festosy, nony tonga
teo amy ny zara-fana-
pahany, dia niala tany Kaisaria hia-
katra any Jerosalema, rehefa afaka
hateloana. 2 Ary ny lohan' ny
mpisorona sy ny olona manan-kaja
tamy ny Jiosy nanambara taminy
izay niampangany any Paoly sady
niangavy taminy 3 ka nangataka
azy hohelohina, mba hampanalainy
hankany Jerosalema; fa nikasa ha-
notrika eny amoron-dàlana izy ha-
monoany azy. 4 Ary Festosy na-
maly fa Paoly dia ambenana any
Kaisaria, sady izy koa efa hankany
faingana. 5 Koa izay manam-pa-
hefana eo aminareo, hoy izy, no aoka
hiara-midina amiko ka hiampanga
an-dralehilahy, raha manan-keloka
izy.
6 Ary rehefa nitoetra teo aminy
tsy mihoatra noho ny havaloana na
hafoloana izy, dia nidina nankany
Kaisaria; ary nony ampitso dia
nipetraka teo amy ny fitsarana izy,
ka nasainy halaina Paoly. 7 Ary
nony tonga izy, dia nitsangana ma-
nodidina azy ny Jiosy izay nidina
avy tany Jerosalema, ka zavatra
maro sady lehibe, izay tsy azony
nohamarinina akory, no niampan-
gany azy; 8 fa Paoly nandaha-teny
hanala tsiny ny tenany hoe: Tsy
nanao ratsy aho, na tamy ny lalàn'
ny Jiosy, na tamy ny tempoly, na
taminy Kaisara.
9 Nefa Festosy ta-hahazo sitraka
tamy ny Jiosy, dia namaly any
Paoly ka nanao hoe: Tianao va hia-
katra any Jerosalema hotsaraina eo
anatrehako any ny amin' izany za-
vatra izany? 10 Fa hoy Paoly:
Eto amy ny fitsarany Kaisara, izay
tokony hitsarana ahy, no itsanga-
nako. Tsy nanisy ratsy ny Jiosy
akory aho, ary na hianao aza dia
mahafantatra izany marina. 11
Koa raha mpanao ratsy aho, na na-
nao izay tokony hahafaty ahy, dia
tsy mandà tsy ho faty aho; fa raha
tsy marina kosa izay zavatra iam-
pangan' ireo ahy, dia tsy misy olona
mahazo manolotra ahy ho amy ny
sitrapony. Handahatra eo anatre-
hany Kaisara aho. 12 Ary rehefa
niresaka tamy ny mpanolo-tsaina
Festosy, dia namaly hoe: Efa nifidy
ny handahatra any anatrehany Kai-
sara hianao, ka dia ho any aminy
Kaisara hiany hianao.

[1] *Gr.* làlana.

*Ny nandaharany Paoly teny teo anatrehany Agripa sy Berenika.*

13 ARY rehefa afaka andro vitsivitsy, dia tonga tany
Kaisaria Agripa mpanjaka sy Be-
renika hiarahaba any Festosy. 14
Ary rehefa nitoetra teo andro maro
izy, dia nambarany Festosy tamy
ny mpanjaka ny aminy Paoly, ka
hoy izy: Misy mpifatotra anankiray
ato navelany Feliksa, 15 koa tamin'
izaho tany Jerosalema ny mpisorona
sy ny loholon' ny Jiosy niampanga
azy ka nangataka izay hanamelo-
hana azy. 16 Fa namaly azy kosa
aho hoe: Tsy fanaon' ny Romana
ny manolotra olona, raha tsy mbola
mifanatrika ny ampangaina sy ny
mpiampanga, ka mahazo mandaha-
tra hanala tsiny ny tenany ny amin'
izay niampangan' ireo azy izy. 17
Ary raha tonga taty izy, dia tsy
mba nijanonjanona aho, fa nony
ampitso dia nipetraka teo amy ny
fitsarana, ka nasaiko nalaina ralehi-
lahy. 18 Rehefa nitsangana ireo
mpiampanga ireo, dia tsy mba niam-
panga azy araka izay zavatra ratsy
nampoiziko izy tsy akory, 19 fa
nanana ady hevitra taminy ny amy
ny fivavahany sy ny amin' Izay
Jesosy anankiray efa maty, nefa
nolazainy Paoly ho velona. 20 Ary
satria variana ny hevitro ny amy
ny hitsarana izany zavatra izany,
dia nanontany aho na tian-dralehi-
lahy ny hankany Jerosalema hotsa-
raina any ny amin' izany zavatra
izany, na tsia. 21 Ary rehefa nan-
gataka hambenana hotsarain' ny
mpanjaka Paoly, dia nasaiko nam-
benana mandra-pandefako azy ho
any aminy Kaisara. 22 Dia *hoy*
Agripa taminy Festosy: Izaho koa
mba ta-handre izay lehilahy izay.
Ary hoy izy: Rahampitso ary dia
handre azy hiany hianao.

23 Ary nony ampitso, dia tonga
Agripa sy Berenika, niseho tamy
ny voninahitry ny fiandrianany ka
niditra teo amy ny trano fihaonana
niaraka tamy ny mpifehy arivo sy
ny lehibe tao an-tanàna, dia nentina
nankeo Paoly araka ny didiny Fes-
tosy. 24 Ary hoy Festosy: Ry
Agripa mpanjaka sy izay rehetra
eto amintsika, hitanareo io lehilahy
io, izay notarainin' ny Jiosy rehetra
tamiko, na tany Jerosalema na teto
koa, ka nataony antso avo hoe: Tsy
tokony hovelomina intsony ilehio.
25 Nefa nony hitako fa tsy nisy
zavatra nataony izay tokony haha-
faty azy, saingy izy hiany no ta-
handahatra amy ny mpanjaka, dia
nanaiky hampanatitra azy aho. 26
Ny amin' io lehilahy io tsy hitako
izay teny marina hosoratako amy ny
tompoko, koa dia nentiko eto ana-
trehanareo izy, indrindra fa eto ana-
trehanao, ry Agripa mpanjaka, mba
hadinina izy, ka dia ho hitako izay
hosoratako. 27 Fa ataoko fa tsy
mety ny mampanatitra mpifatotra,
nefa tsy milaza izay zavatra iam-
pangana azy.

XXVI. Ary hoy Agripa taminy
Paoly: Mahazo mandahatra
ny teninao hianao. Ary Paoly na-
ninjitra ny tànany ka mandaha-teny
hanala tsiny ny tenany nanao hoe:
2 Ny amy ny zavatra rehetra iam-
pangan' ny Jiosy ahy, ry Agripa
mpanjaka, dia ataoko fa sambatra
aho, satria mahazo manda-hateny
hanala tsiny ny tenako eto anatre-
hanao anio, 3 indrindra fa efa fan-
tatrao tsara ny fanao sy ny ady
hevitra rehetra amy ny Jiosy; koa
trarantitra hianao, mba mahareta
hihaino ahy.

4 Fantatry ny Jiosy rehetra ny
fitondrantenako hatry ny fony aho
mbola kely teo amy ny fireneko
tany Jerosalema hatramy ny voalo-
hany; 5 eny, fantany hatramy ny
voalohany aho (raha mety milaza
izy), fa efa Fariseo aho araka ny
antoko fatra-pitana indrindra ny la-
làna amy ny fivavahantsika. 6 Ary
ankehitriny ny fanantenana ny teny
fikasana izay nataon' Andriamani-
tra tamy ny razantsika no itsanga-

nako hotsaraina eto, 7 dia ilay fanantenana andrasan' ny firenentsika roa amby ny folo, izay mazoto manao fanompoam-pivavahana ho an' Andriamanitra andro aman-alina. Izany fanantenana izany no iampangan' ny Jiosy ahy, ry mpanjaka ô. 8 Nahoana no ataonareo ho zavatra tsy azo inoana, raha Andriamanitra manangana ny maty?

9 Ary izaho efa nihevitra tao ampoko tokoa fa tsy mety raha tsy manao zavatra maro hanohitra ny anarany Jesosy avy any Nazareta, 10 sady nataoko tany Jerosalema izany, ka maro ny olona masina no nohidiako tao an-trano-maizina, rehefa nahazo fahefana tamy ny lohan' ny mpisorona aho; ary raha hovonoina ireny, dia mba nandatsabato nanaiky izany koa aho. 11 Ary nampijaly azy matetika teo amy ny synagoga rehetra aho ka nanery azy hiteny ratsy;[1] ary satria very saina tamy ny fahatezerako taminy aho, dia nanenjika azy hatramy ny tanàna any ivelany koa aza.

12 Ary tamin' izany, raha nankany Damaskosy aho, nitondra fahefana sy teny izay efa azoko tamy ny lohan' ny mpisorona, 13 koa nony ilay nitataovovonana iny ny andro, ry mpanjaka ô, dia hitako teny an-dàlana fa, indro, nisy mazava avy tany an-danitra nanelatrelatra manodidina ahy mbamin' izay niaraka tamiko mihoatra noho ny famirapiratry ny masoandro. 14 Ary rehefa lavo tamy ny tany izahay rehetra, dia nandre feo nilaza tamiko aho nanao tamy ny teny Hebreo hoe: Saoly, Saoly, nahoana hianao no manenjika Ahy? Zavatra sarotra aminao ny hanipaka ny fanindronana. 15 Dia hoy izaho: Iza moa Hianao, Tompoko? Ary hoy ny Tompo: Izaho no Jesosy Izay enjehinao. 16 Fa mitsangàna, ka mijoroa amy ny tongotrao; fa izao no nisehoako taminao, dia ny hanendry anao ho mpanompo sy ho vavolombelona ny amin' izay efa nahitanao Ahy[2] sy izay hisehoako aminao, 17 hamonjy anao amy ny olona Isiraely sy ny jentilisa, izay anirahako anao, 18 hampahiratra ny masony hialany amy ny maizina ho amy ny mazava, ary amy ny fahefany Satana ho amin' Andriamanitra, mba hahazoany famelankeloka sy lova eo amin' izay nohamasinina noho ny finoana Ahy.

19 Ary amin' izany, ry Agripa mpanjaka ô, dia tsy nandà ny fahitana avy tany an-danitra aho; 20 fa nambarako voalohany tamin' izay tany Damaskosy sy Jerosalema sy tany amy ny tany Jodia rehetra ary tany amy ny jentilisa, mba hibebaka sy hiverina amin' Andriamanitra izy ka hanao asa miendrika ny fibebahana.

21 Ary izany no nisamboran' ny Jiosy ahy teo an-kianjan' ny tempoly sy nitadiavany hahafaty ahy. 22 Ary noho ny fitahian' Andriamanitra ahy dia mbola maharitra mandraka andro any aho ka manambara na amy ny kely na amy ny lehibe ary tsy milaza na inona na inona afa-tsy izay nolazain' ny mpaminany sy Mosesy fa ho avy, 23 fa Kristy tsy maintsy mijaly ary ho voalohany hitsangana amy ny maty ka hitory fahazavana amy ny olona Isiraely sy amy ny jentilisa.

24 Ary raha nandahatra izany izy, dia hoy Festosy tamy ny feo mahery: Ry Paoly ô, very saina hianao; ny fianarana be loatra no efa nahavery saina anao. 25 Fa hoy Paoly: Tsy very saina aho, ry Festosy tsara indrindra, fa mandahatra tenin' ny fahamarinana sy ny fahononana. 26 Fa fantatry ny mpanjaka izany zavatra izany, ka dia miteny amy ny fahasahiana eto anatrehany aho; fa mino aho fa tsy miafina aminy izany zavatra izany,

[1] *Gr.* hanao blasphemia; *izahao Mat.* ix. 3.

[2] *Na:* [izay efa hitanao].

satria tsy natao tao amy ny takona
izany. 27 Ry Agripa mpanjaka ô,
mino ny mpaminany va hianao?
Fantatro fa mino hianao. 28 Fa
hoy Agripa taminy Paoly: Hay!
ataonao fa mora toy izany no ham-
panekenao ahy ho Kristiana. 29
Ary hoy Paoly: Mangataka amin'
Andriamanitra aho, fa na amy ny
mora, na amy ny sarotra, tsy hianao
hiany, fa izay rehetra mandre ahy
anio, dia hitovy amiko, afa-tsy amin'
ireto gadra ireto hiany.

30 Ary nitsangana ny mpanjaka
sy ny governora ary Berenika mba-
min' izay niara-nipetraka teo aminy;
31 ary rehefa niala teo izy, dia nire-
saka hoe: Tsy manao izay tokony
hahafaty na hamatorana azy tsy
akory izany lehilahy izany. 32
Ary hoy Agripa taminy Festosy:
Azo nalefa hiany io lehilahy io,
saingy efa nifidy ny handahatra any
anatrehany Kaisara izy.

*Ny nitondrany any Paoly nankany Roma, sy ny zavatra nanjo azy teny an-dàlana.*

XXVII. ARY rehefa voadidy hion-
drana an-tsambo hiala
hankany Italia izahay, Paoly sy ny
mpifatotra sasany dia natolotra tamy
ny kapiteny atao hoe Jolio, tamy ny
antokony Aogosto. 2 Ary rehefa
nirotsaka an-tsambo avy any Adra-
mytena izay efa handeha hitety ny
sisin-taniny Asia izahay, dia lasa
nandeha; ary niaraka taminay Aris-
tarko Makedoniana avy any Tesalo-
nika. 3 Ary nony ampitso dia tonga
tany Sidona izahay. Ary tsara ny
nitondrany Jolio any Paoly, fa nave-
lany hankany amy ny sakaizany
izay hiahy azy izy. 4 Ary nony
niala teo izahay, dia nanara-morona
any Kyprosy nihazo ny ilany takon-
drivotra, satria nanohitra ny rivotra.
5 Ary rehefa namaky ny ranomasina
tany Kilikia sy Pamfylia izahay, dia
tonga tany Myra any Lykia. 6 Ary
tao no nahitan' ny kapiteny sam-
bon' Aleksandria hankany Italia,
dia nasainy niondrana teo aminy
izahay.

7 Ary rehefa nandeha niadana
andro maromaro izahay ka saiky
tsy tonga tandrifiny Kinido, satria
nisakana anay ny rivotra, dia na-
nara-morona any Kreta tamy ny
ilany takon-drivotra tandrifiny Sal-
mona izahay; 8 ary nony sahirana
nanara-morona izahay, dia tonga
teo amy ny tany anankiray atao
hoe Tsara-fitodian-tsambo; akaikin'
izany ny tanàna Lasea.

9 Ary rehefa lany ny andro maro,
sady sarotra ny fandehanan-tsambo
tamin' izany, satria efa afaka ny
Andro Fifadiana,[1] dia nananatra
azy Paoly 10 ka nanao taminy hoe:
Ry tompokolahy ô, hitako fa izao
fandehanana izao dia hisy fahasim-
bana sy fatiantoka be hiany, ka tsy
amy ny entana sy ny sambo hiany,
fa ny aintsika koa aza. 11 Kanefa
ny kapiteny nino ny mpitondra sy
ny tompon-tsambo, fa tsy ny teny
nolazainy Paoly. 12 Ary satria ny
fitodian-tsambo teo dia tsy tsara
hitoerana amy ny ririnina, dia na-
taon' ny maro fa tsara raha miala,
fandrao mba ho tonga any Foiniksa
ahay handany ny ririnina any;
fitodian-tsambo any Kreta izany ka
manatrika mianatsimo-andrefana sy
mianavaratra-andrefana.[2]

13 Ary raha nitsoka malemy ny
rivotra avy any atsimo, ka nataony
fa efa nahazo izay niriny izy, dia
niala teo izy ka nandalo akaikikai-
kiny Kreta. 14 Ary tsy ela rehefa
afaka izany, dia nifofofofo nidina
avy teo ny tafio-drivotra mahery
atao hoe Eorakylona. 15 Ary raha
nopaohin' ny rivotra ny sambo ka
tsy nahatoha azy, dia navelanay
haveziveziny izy. 16 Ary raha nan-

---

[1] *Ny Andro Fanavotana izany.*
[2] *Na:* mianavaratra-atsinanana sy mianatsimo-atsinanana.

deha faingana nanara-morona ny
nosy atao hoe Kaoda[1] nihazo ny
ilany takon-drivotra izahay, dia saiky
tsy nahazo ny salopy; 17 ary rehefa
nakarina izany, dia novahorany ma-
nodidina ny sambo; ary natahotra
izy, fandrao hihatra any amin' ilay
fasika mandrevo,[2] dia nampidina ny
lay, ka navelany handeha ho azy ny
sambo. 18 Ary raha nasian' ny
rivotra mafy izahay, dia nanariany
ny entana nony ampitso; 19 ary
nony ampitson' io indray dia narian'
ny tànany hiany ny fanaka teo amy
ny sambo; 20 fa rehefa tsy hita ny
masoandro na ny kintana hatramy
ny andro maro, ary tsy kely ny rivo-
tra izay namely, dia tsy nanantena
ho voavonjy intsony izahay.

21 Ary rehefa tsy nihinan-kanina
ela izy ireo, Paoly dia nitsangana
teo afovoany ka nanao hoe: Ry
tompokolahy ô, tsara raha ho nihaino
ahy hianareo ka tsy niala tany
Kreta, mba tsy ho nahitana izao
fahasimbana sy fatiantoka izao. 22
Ary ankehitriny mananatra anareo
aho mba hatoky; fa tsy hisy ho faty
hianareo, fa ny sambo hiany no ho
very. 23 Fa nisy anjelin' Andria-
manitra, Izay Tompoko sady tom-
poiko, nitsangana teo anilako halina
24 ka nanao hoe: Aza matahotra,
ry Paoly; fa tsy maintsy hitsangana
eo anatrehany Kaisara hianao; ary,
indro, efa nomen' Andriamanitra
anao ny olona rehetra izay miaraka
aminao. 25 Koa matokia, ry tom-
pokolahy ô, fa mino an' Andriama-
nitra aho fa ho tonga araka ny voa-
lazany tamiko izany. 26 Nefa tsy
maintsy ho fefika hiany eo amy ny
nosy anankiray isika.

27 Ary tamy ny alina fahefatra
amby ny folo, raha navezimbezina
tany Adria izahay, nony namaton-
alina dia nataon' ny matilo fa efa
manakaiky tany izy; 28 dia nanaka-
drano izy ka hitany fa faharoa-polo
refy; ary nony nandrosoroso kokoa
izy, dia nanaka-drano indray ka
hitany fa fahadimy amby ny folo
refy. 29 Dia natahotra izahay, fan-
drao hidona amy ny harambato, ka
dia nandatsaka vatofantsika efatra
teo am-bodi-sambo ary naniry ny
andro ho maraina.

30 Fa raha nitady handositra
hiala tamy ny sambo, ny matilo ka
efa nampidina ny salopy teo amy
ny ranomasina izy, nody handatsaka
vatofantsika eo an-doha-sambo, 31
dia hoy Paoly tamy ny kapiteny sy
ny miaramila: Raha tsy mitoetra
eto an-tsambo ireo, dia tsy azo von-
jena hianareo. 32 Dia notapahin'
ny miaramila ny mahazaka rehetra
tamy ny salopy, ka navelany ho
latsaka.

33 Ary raha mbola tsy nazava ny
andro, dia niangavy tamy ny olona
rehetra Paoly mba hihinan-kanina
ka nanao hoe: Anio no fahefatra
amby ny folo andro niandrasanareo,
sady nahari-noana hianareo ka tsy
nihinana. 34 Koa mananatra anareo
aho hihinan-kanina, fa izany no isan'
ny hamonjena anareo; ary tsy hisy
ho very aminareo rehetra na dia
singam-bolo iray akory aza. 35
Ary rehefa nilaza izany izy sady
nandray mofo, dia nisaotra an' An-
driamanitra teo anatrehan' ny olona
rehetra; ary rehefa novakiny, dia
nihinana izy. 36 Dia nahazo toky
izy rehetra ka nihinana koa. 37
Ary izahay rehetra teo anaty sambo
dia olona enina amby fito-polo amby
roan-jato. 38 Ary rehefa voky izy,
dia nanariany ho any anaty ranoma-
sina ny hanina[3] mba hanamaivana
ny sambo.

39 Ary rehefa nazava ny andro,
dia tsy nahalala ny tany izy, fa
nahita helodrano anankiray tsara
morona, ka teo no nokasainy ham-
pidonana ny sambo, raha azony atao.
40 Ary rehefa nesoriny avokoa ny
vatofantsika, dia navelany ho any
an-dranomasina, ary novahany koa

---

[1] *Na:* [Klaoda].  [2] *Gr.* Syrtisy.  [3] *Na:* ny vary tritika.

ny kofehin' ny familian-tsambo, dia namelatra ny lay anoloana izy ho azon' ny rivotra ka nanatona ny tany.
41 Ary raha tonga tamin' izay nisy fihaonan-dranomasina izy, dia navelany hidona tamy ny tany ny sambo; ary ny loha-sambo nihizina ka nitoetra tsy nihetsika, fa ny vodi-sambo kosa dia vakivaky azon' ny herin' *ny onja.*

42 Ary ny miaramila nanao tetika hamono ny mpifatotra, fandrao hisy hilomano ireo ka ho afaka.
43 Fa ny kapiteny ta-hamonjy any Paoly, dia nisakana azy tsy hanao izay nokasainy; fa izay nahay nilomano no nasainy hirotsaka aloha ka hilomano ho any amy ny tany,
44 ary ny sisa dia samy *hanao izay hahafaka azy,* na amy ny hazo fisaka, na amy ny zavatra avy amy ny sambo. Dia tonga soa aman-tsara teny an-tanety avokoa izy rehetra.

XXVIII. Ary rehefa voavonjy izahay, vao fantatray fa Melita no anaran' ilay nosy.
2 Ary tsy kely ny soa nasehon' ny tompontany taminay; fa namelona afo izy ka nandray tsara anay rehetra, satria nilatsaka tamin' izay ny ranonorana, sady nangatsiaka ny andro.
3 Dia namory kitay hazo iray trotroana Paoly ka nanohoka izany teo amy ny afo; ary nisy menarana nivoaka avy tamy ny afo ka niraikitra tamy ny tànany.
4 Ary raha hitan' ny tompon-tany ny biby niraikitra tamy ny tànany, dia niresaka hoe izy: Mpamono olona tokoa io lehilahy io, ka na dia voavonjy tamy ny ranomasina aza izy, tsy avelan' ny todin' aina ho velona.
5 Fa nakifiny ho eo amy ny afo ilay biby, ka tsy nisy naninona izy na dia kely akory aza.
6 Ary ny olona kosa nanampo azy hivonto, na hikarapoka ho faty tampoka; fa rehefa niandry ela izy ka nahita fa tsy nisy na inona na inona nanjo any Paoly, dia niova saina izy ka nanao hoe: "andriamanitra io."

7 Ary teo akaikin' io dia nisy sahany Poplio, mpanapaka ny nosy, izay nandray anay ka nampiantrano anay tsara hateloana.
8 Ary nararin' ny tazo sady nivalan-dra ny rainy Poplio; ary Paoly niditra teo aminy ka nivavaka sady nametratànana taminy, dia nahasitrana azy.
9 Ary rehefa vita izany, dia tonga koa ny sasany izay narary teo amy ny nosy, ka dia sitrana.
10 Ary voninahitra be no nomen' ny olona anay; ary rehefa handeha izahay, dia novatsiany tsara.

11 Ary rehefa afaka telo volana, dia niondrana izahay tamy ny sambon' Aleksandria, izay efa nandany ny ririnina teo amin' izany nosy izany sady nisy sarin' ny Zaza Kambana.[1]
12 Ary rehefa nitody tany Syrakosa izahay, dia nitoetra teo hateloana.
13 Ary nony niala teo izahay, dia nisompirana nankany Regioma; ary rehefa afaka indray andro, dia nifofofofo avy any atsimo ny rivotra, koa nony ampitso dia tonga tao Potioly izahay;
14 tao no nahitanay ny rahalahy sasany, ary izy niangavy anay hitoetra tao aminy hafitoana. Ary toy izany no nandrosoanay nankany Roma.
15 Ary nony nahare ny dianay ny rahalahy tany, dia tonga izy nitsena anay hatrany amy ny Tsenany Apio sy ny Tranom-bahiny Telo; raha nahita azy Paoly, dia nisaotra an' Andriamanitra izy ka nahazo toky.

*Ny toetry Paoly tany Roma, sy izay nataony tany.*

16 ARY rehefa tonga tany Roma izahay,[2] Paoly dia navelany hitoetra mitokana teo amy ny miaramila anankiray izay niambina azy.

17 Ary rehefa afaka hateloana, dia nampanalainy Paoly hiangona

[1] *Gr.* Dioskory; *dia Kastora sy Poloksa.*

[2] *Ampio hoe:* [ny mpifatotra dia natolotry ny kapiteny ho amy ny lehiben' ny mpiambina; fa].

izay lohandohany tamy ny Jiosy;
ary rehefa niangona ireo, dia hoy
izy taminy: Ry rahalahy, izaho dia
mpifatotra avy tany Jerosalema
natolotra teo an-tànan' ny Romana,
na dia tsy diso tamy ny firenentsika
aza, na tamy ny fanaon-drazana;
18 ary rehefa nanadina ahy mafy
ireo, dia saiky nandefa ahy hiany,
satria tsy nisy nataoko izay tokony
hahafaty ahy. 19 Fa raha notoherin' ny Jiosy izany, dia tery aho ka
nilaza fa handahatra aminy Kaisara,
nefa tsy mba toy ny manana teny
hiampangako ny fireneko tsy akory.
20 Ary izany zavatra izany no nampanalako anareo, hahitako anareo
sy hiresahako aminareo; fa noho
ny fanantenan' ny Isiraely no ifatorako amin' ity gadra ity.
21 Ary hoy izy ireo taminy:
Izahay tsy mbola nahazo taratasy
avy tany Jodia milaza anao, ary tsy
mbola nisy rahalahy izay nankaty
nanambara na nilaza ratsy anao;
22 fa tianay ho re aminao izay
hevitrao; fa ny amin' izany antoko
izany dia fantatray fa efa ratsy laza
eny tontolo eny izy.
23 Ary rehefa nanao fotoana taminy ireo, dia maro no nankeo aminy tao an-trano nitoerany; ary izy
nilaza sy nanambara taminy ny fanjakan' Andriamanitra hatramy ny
maraina ka hatramy ny hariva, ary
ny teny eo amy ny lalàny Mosesy
sy ny mpaminany no nitaomany azy
hino any Jesosy. 24 Ary ny sasany nino izay nolazainy, fa ny sasany
kosa tsy mba nino.
25 Ary raha tsy niray saina ireo,
dia niala, rehefa nanao teny indraimbava Paoly hoe: Marina izay nampilazain' ny Fanahy Masina any
Isaia mpaminany tamy ny razanareo 26 manao hoe:

"Mandehana any amin' ity firenena ity hianao, ka lazao hoe:
Mba hahare mandrakariva hiany hianareo, fa tsy hahalala;
Ary mba hijery mandrakariva hiany hianareo, fa tsy hahita;
27 Fa efa adala ny fon' ireo olona ireo,
Ary efa lalodalovana ny sofiny,
Ary efa nakimpiny ny masony,
Fandrao hahita ny masony,
Sy handre ny sofiny,
Ary hahalala ny fony,
Dia hibebaka izy,
Ka hahasitrana azy Aho"
(Isa. vi. 9, 10).

28 Koa aoka ho fantatrareo fa izao
famonjen' Andriamanitra izao dia
nampitondraina ho any amy ny
jentilisa, ary izy hihaino azy.[1]
30 Ary Paoly nitoetra roa taona
ngarangidina tao an-trano nohofany
ka nandray tsara izay rehetra nankeo aminy, 31 dia nitory ny fanjakan' Andriamanitra ka nampianatra
ny aminy Jesosy Kristy Tompo
tamy ny fahasahiana be, ary tsy
nisy fisakanana.

[1] *Ampio hoe:* 29 [Ary rehefa nilaza izany izy, dia lasa ny Jiosy ka niady hevitra fatratra].

# NY EPISTILY HO ANY NY
# ROMANA.

---

*Fitarihan-teny.*

I. PAOLY, mpanompony Jesosy
Kristy, voantso ho Apostoly,
voatokana ho amy ny filazantsaran'
Andriamanitra, 2 izay nampilazainy
ny mpaminany rahateo teo amy ny
Soratra Masina,[1] 3 ny amy ny Za-
nany, Izay nateraka avy tamy ny
taranaky Davida araka ny nofo, 4 ary
naseho[2] tamin-kery ho Zanak' An-
driamanitra[3] araka ny fanahin' ny
fahamasinana tamy ny fitsanganana
tamy ny maty,—dia Jesosy Kristy
Tompontsika, 5 Izay nandraisanay
fahasoavana sy ny mah' Apostoly
anay hahatonga fanekena ny finoana
ho voninahitry ny anarany any amy
ny jentilisa rehetra; 6 ary hiana-
reo koa, izay isan' ireny, dia voan-
tso ho any Jesosy Kristy,—7 ho an'
izay rehetra any Roma, malalan'
Andriamanitra sady voantso no ma-
sina: ho aminareo anie ny fahasoa-
vana sy ny fiadanana avy amin' An-
driamanitra Raintsika sy Jesosy
Kristy Tompo.

8 Voalohany, misaotra an' An-
driamanitro amy ny alalany Jesosy
Kristy aho noho ny aminareo rehe-
tra, satria efa re eran' izao tontolo
izao ny lazan' ny finoanareo. 9 Fa
Andriamanitra, Izay tompoin' ny
fanahiko amy ny filazantsaran' ny
Zanany, no vavolombeloko fa tsy
mitsahatra mahatsiaro anareo aho,
ka mandrakariva, raha mivavaka
aho, 10 dia mangataka fandrao mba
hisy hahafahako amin' izao ho tonga
any aminareo, raha sitrapon' An-
driamanitra. 11 Fa maniry hahita
anareo aho hanomezako fahasoavam-
panahy ho anareo, mba hampahere-
zina hianareo, 12 izany dia ny mba
hiarahako hampirisihina aminareo
amy ny finoantsika, dia ny anareo
sy ny ahy.

13 Ary tsy tiako tsy ho fanta
trareo, ry rahalahy, fa matetika aho
no efa nikasa hankaty aminareo
(saingy azon-tsampona mandraka
ankehitriny aho), hananako izay vo-
katra atỳ aminareo koa, toy ny any
amy ny jentilisa sasany. 14 Ana-
nan' ny Grika sy ny firenena hafa
rehetra, ny hendry sy ny tsy hendry,
trosa aho; 15 koa raha izaho, dia
mazoto hitory ny filazantsara ami-
nareo izay any Roma koa aho.

16 Fa tsy menatra ny filazantsara
aho; fa herin' Andriamanitra ho
famonjena izay rehetra mino izany,
amy ny Jiosy aloha, dia vao amy ny
jentilisa[4] koa. 17 Fa amin' izany
no anehoana fahamarinana avy
amin' Andriamanitra avy amy ny
finoana sy ho amy ny finoana, araka
ny voasoratra hoe: "Ny marina
amy ny finoana no ho velona"[5]
(Hab. ii. 4).

*Ny amy ny faharatsian' ny toetry
ny jentilisa sy ny mahameloka
azy.*

18 FA aseho avy any an-danitra
ny fahatezeran' Andria-
manitra amy ny faharatsiana rehe-
tra sy ny tsi-fahamarinan' ny olona

---

[1] *Gr.* teo amin' izay soratra masina. [2] *Na:* notendrena.
[3] *Na:* naseho ho Zanak' Andriamanitra mahery.
[4] *Gr.* Grika. [5] *Na:* "Ny marina ho velon' ny finoana."

izay misakana ny fahamarinana amy
ny fanaovan-dratsy, 19 satria izay
fantatra ny amin' Andriamanitra
dia miseho ao am-pon' ireny, fa
nasehon' Andriamanitra taminy.
20 Fa ny fombany tsy hita, dia ny
heriny mandrakizay sy ny mah' An-
driamanitra Azy, dia miseho hatra-
my ny nanaovana izao tontolo izao,
fa fantatra amy ny zavatra natao-
ny; ka dia tsy manan-kalahatra[1]
ireo; 21 fa na dia nahalala an' An-
driamanitra aza izy, dia tsy mba
nankalaza *Azy* toy izay miendrika
ho an' Andriamanitra, na nisaotra
Azy, fa tonga zava-poana izy tamy
ny fisainany, ary tonga maizina ny
fony donto. 22 Nandoka tena ho
hendry izy ka tonga adala, 23 koa
ny voninahitr' Andriamanitra tsy
mety lo dia nosoloany zavatra ta-
haka ny endriky ny olona mety lo
sy ny vorona sy ny biby manan-
tongotra efatra ary ny zavatra man-
dady sy mikisaka.

24 Ary izany no nanoloran' An-
driamanitra azy tamy ny filan' ny
fony ho amy ny fahalotoana, dia ny
nifanalany voninahitra tamy ny te-
nany avy; 25 ary ny fahamarinan'
Andriamanitra dia nosoloany lainga,
ka nanaja sy nanompo ny zavatra
natao izy, fa tsy ny Mpanao, Izay
isaorana mandrakizay. Amena.

26 Izany no nanoloran' Andria-
manitra azy ho amy ny filan-dratsy
mahavoafady; fa ny vehivavy tao
aminy nanova ny fanaony ho amin'
izay tsy fanaony; 27 ary tahaka
izany koa ny lehilahy, fa namela ny
fanao amy ny vehivavy izy ka mai-
may tamy ny fifampilany samy lehi-
lahy nifanao izay mahamenatra, dia
nandray tao amy ny tenany ny va-
liny izay tokony ho azy noho ny
fiviliany.

28 Ary araka ny nanaovany ny
fahalalana marina an' Andriamani-
tra ho tsy miendrika hotanany, dia
araka izany kosa no nanoloran' An-
driamanitra azy ho amy ny fisainana
tsy mahamendrika hanao izay zava-
tra tsy tokony hatao, 29 ka dia feno
ny tsi-fahamarinana rehetra, ny fa-
haratsiana, ny fieremana, ny lolom-
po,--feno fialonana, vonoan-olona,
fifandirana, fitaka, otripo,—30 mpi-
bitsibitsika, mpanendrikendrika, ha-
lan' Andriamanitra,[2] mpampahory,
mpiavonavona, mpandoka tena, mpa-
moron-tsain-dratsy, tsy manoa ray
sy reny, 31 tsy manam-pahalalana,
tsy mitana fanekena, tsy manam-
pitiavana, tsy miantra: 32 dia olo-
na mahalala tsara ny fitsipika no-
men' Andriamanitra, fa izay manao
izany zavatra izany no miendrika
ho faty, nefa tsy manao izany hiany
izy, fa mankasitraka ny manao koa.

*Ny amy ny tsi-fahamarinan' ny Jiosy sy ny tsy ahazoany fahamarinana avy amy ny lalàna.*

II. KOA amin' izany dia tsy ma-
nan-kalahatra hianao, rale-
hilahy,[3] na zovy na zovy hianao
izay mitsara; fa izay itsaranao ny
sasany no anamelohanao ny tenanao
koa, fa hianao izay mitsara aza dia
mba manao izany hiany koa. 2
Nefa fantatsika fa ny fitsaran' An-
driamanitra dia araka ny marina
amin' izay manao toy izany. 3 Ary
hianao, ralehilahy,[3] izay mitsara ny
manao izany, kanefa manao izany
koa ny tenanao, moa ataonao va fa
ho afa-mandositra ny fitsaran' An-
driamanitra hianao? 4 Sa hama-
voinao ny haren' ny fahamoram-
panahiny sy ny fandeferany ary ny
fahari-pony, satria tsy fantatrao fa
ny fahamoram-panahin' Andriama-
nitra dia mitaona anao hibebaka?
5 Fa ny ditranao sy ny fonao tsy
mibebaka no iraketanao fahateze-
rana ho anao amy ny andro fahate-
zerana sy fampisehoana ny fitsarana
marin' Andriamanitra, 6 Izay ha-

[1] *Na:* mba tsy hanan-kalahatra.
[2] *Na:* mpankahala an' Andriamanitra.
[3] *Gr.* olona.

maly ny olona rehetra araka ny
asany avy : 7 ho an' izay maharitra
manao soa mandrakariva ka mitady
voninahitra sy laza ary tsi-fahafate-
sana, dia fiainana mandrakizay ; 8
fa ho an' izay mitady ny ho any ny
tenany hiany kosa sady tsy mana-
raka ny marina, fa manaraka ny
tsy marina, dia fahavinirana sy fa-
hatezerana, 9 eny, fahoriana sy fa-
hantrana ho any ny fanahin' ny
olona rehetra izay manao ratsy, amy
ny Jiosy aloha, dia vao amy ny
jentilisa koa ; 10 fa voninahitra sy
laza ary fiadanana kosa ho any ny
olona rehetra izay manao ny tsara,
amy ny Jiosy aloha, dia vao amy
ny jentilisa[1] koa. 11 Fa tsy misy
fizahan-tavan' olona amin' Andria-
manitra.

12 Fa izay nanota tsy nanana ny
lalàna dia ho very tsy manana ny
lalàna ; fa izay nanota nanana ny
lalàna kosa dia hotsaraina araka ny
lalàna. 13 Fa tsy ny mpandre ny
lalàna no marina eo anatrehan' An-
driamanitra, fa ny mpankatò ny
lalàna no hohamarinina ; 14 fa na
oviana na oviana ireo jentilisa tsy
manana ny lalàna ireo no misy ma-
nao izay nandidian' ny lalàna araka
ny nahim-pony, na dia tsy manana
ny lalàna aza ireo, dia lalàn-tenany
hiany ; 15 fa ireo maneho ny asan'
ny lalàna ho voasoratra ao am-pony,
sady ny fieritreretany no vavolom-
belony, ary ny fisainany mifampiam-
panga, nefa mba mifanafaka hiany
koa aza,—16 amy ny andro izay hi-
tsaran' Andriamanitra ny zavatra
takona ataon' ny olona, araka ny
filazantsarako amy ny alalany Je-
sosy Kristy.

17 Fa raha saingy atao hoe Jiosy
hianao ka mitoky amy ny lalàna sy
manao an' Andriamanitra ho reha-
rehanao 18 ary mahalala ny sitra-
pony sady mamantatra ny zavatra
tsara indrindra,[2] satria efa nampia-
narina ny lalàna hianao 19 ary ma-
toky ny tenanao ho mpitarika ny
jamba, fanazavana ny ao amy ny
maizina, 20 mpananatra ny adala,
mpampianatra ny bodo, satria hia-
nao manana ny lalàna ho mariky
ny fahalalana sy ny fahamarinana :
21 ka moa hianao izay mampianatra
ny sasany, tsy mba mampianatra
ny tenanao koa va ? Hianao izay
mitory hoe : Aza mangalatra, mba
mangalatra hiany va hianao ? 22
Hianao izay manao hoe : Aza mi-
jangajanga, mba mijangajanga hiany
va hianao ? Hianao izay mameta-
veta ny sampy, mba mandroba tem-
poly hiany va hianao ? 23 Hianao
izay manao ny lalàna ho rehareha-
nao, mba manala voninahitra an'
Andriamanitra hiany va hianao amy
ny andikanao ny lalàna ? 24 Fa
araka ny voasoratra, dia hianareo
no itenenana ratsy[3] ny anaran'
Andriamanitra any amy ny jentilisa
(Isa. lii. 5).

25 Fa ny famorana mahasoa to-
koa, raha mankatò ny lalàna hia-
nao ; fa raha mpandika ny lalàna
kosa hianao, dia efa tonga toy ny
tsy voafora, na dia efa voafora aza.
26 Ary raha mankatò ny fitsipiky
ny lalàna ny tsy voafora, tsy hatao
ho isan' ny voafora va izy, na dia
tsy voafora aza ? 27 Ary tsy hohe-
lohin' ny tsy mifora izay mankatò
ny lalàna va hianao, izay mpandika
ny lalàna, na dia manana ny soratra
sy ny famorana aza hianao ?

28 Fa tsy izay araka ny miseho
no Jiosy, ary tsy izay miseho eo
amy ny nofo no famorana ; 29 fa
izay araka ny miafina no Jiosy, ary
ny famorana dia amy ny fo, amy
ny fanahy, *fa* tsy amy ny soratra ;
ny fiderana ireny tsy avy amy ny
olona, fa avy amin' Andriamanitra.

III. Koa inona ary no tombony
ananan' ny Jiosy, ary inona
koa no soa avy amy ny famorana ?
2 Be hiany amy ny zavatra rehe-
tra : voalohany, izy no notolorana

---

[1] *Gr.* Grika. [2] *Na :* samihafa. [3] *Gr.* anaovana blasphemia ; *izahao Mat.* ix. 3.

ny tenin' Andriamanitra ho adidiny.
3 Fa ahoana kosa ary? Raha tsy
nino ny sasany, moa ny tsi-finoany
va hahafoana ny fahamarinan' Andriamanitra?
4 Sanatria izany!
Aoka Andriamanitra no ho marina,
fa ny olona rehetra kosa ho mpandainga;
araka ny voasoratra hoe:

"Mba hohamarinina amy ny teninao Hianao,
Ary hahery, rehefa manana ady"[1] (Sal. li. 6).

5 Fa raha ny tsi-fahamarinantsika no mampiseho ny fahamarinan'
Andriamanitra, ahoana ary no holazaintsika?
Tsy marina angaha Andriamanitra Izay mandatsaka ny fahatezerany!—miteny
araka ny fanaon' ny olona aho—6 Sanatria
izany! Fa raha izany, hataon' Andriamanitra ahoana no fitsara izao
tontolo izao?
7 Fa raha ny fahamarinan' Andriamanitra kosa no nitombo tamy
ny laingako ho voninahiny, nahoana
aho no mbola tsaraina ho mpanota
indray? 8 Ary nahoana no tsy
hanao ratsy hihavian' ny soa isika,
—araka ny anendrikendrehana anay
sy ny filazan' ny sasany anay. Marina ny fanamelohana ireny.
9 Ahoana ary? Manan-kavaly[2]
va isika? Tsia, tsy akory; fa efa
voalazantsika rahateo ho mpanota
avokoa na ny Jiosy na ny jentilisa;[3]
10 araka ny voasoratra
hoe:

"Tsy misy marina na dia iray akory aza;
11 Tsy misy izay mahafantatra,
Tsy misy izay mitady an' Andriamanitra.
12 Samy nania avokoa izy rehetra,
Samy tsy mahasoa avokoa izy rehetra;
Tsy misy izay manao ny tsara na dia iray akory aza" (Sal. xiv. 1-3).
13 "Fasana misokatra ny tendany;
Ny lelany no anaovany fitaka" (Sal. v. 10);
"Ny poizin' ny menarana no ao ambanin' ny molony" (Sal. cxl. 4);
14 "Feno ozona sy fangidiana ny vavany" (Sal. x. 7);
15 "Ny tongony mimaona handatsa-dra;
16 Fandravana sy fandringanana no eo amy ny alehany;
17 Ary ny làlan' ny fiadanana dia tsy fantany" (Isa. lix. 7, 8);
18 "Tsy misy fahatahorana an' Andriamanitra eo anoloan' ny masony" (Sal. xxxvi. 2).

19 Ary fantatsika fa izay zavatra
lazain' ny lalàna dia lazainy amin'
izay manana ny lalàna, mba ho voatampina
avokoa ny vava rehetra,
ka hiharan' ny fitsaran' Andriamanitra
izao tontolo izao, 20 satria
tsy misy nofo hohamarinina amy ny
asan' ny lalàna eo anatrehany; fa
ny lalàna no ahazoana ny fahalalana
marina ny amy ny ota.

*Ny fanamarinan' Andriamanitra maimaimpoana ny mino any Kristy.*

21 FA ankehitriny dia efa naharihary ny fahamarinana avy
amin' Andriamanitra, tsy amy ny
lalàna anefa, fa ambaran' ny lalàna
sy ny mpaminany, 22 dia ny fahamarinana avy amin' Andriamanitra
amy ny finoana any Jesosy Kristy[4]
ho an' izay rehetra mino; fa tsy
misy hafa, 23 fa samy efa nanota
izy rehetra ka tsy manana ny voninahitra avy amin' Andriamanitra,
24 nefa hamarinina maimai mpoana
amy ny fahasoavany izy noho ny
fanavotana izay ao aminy Kristy
Jesosy, 25 Izay nasehon' Andriamanitra tamy ny rany ho fanavo-

---

[1] *Na:* tsaraina. [2] *Na:* Latsaka noho ireny va isika? [3] *Gr.* Grika.
[4] *Ampio hoe:* [ho any ny olona rehetra sy].

tana[1] amy ny finoana, hanehoana
ny fahamarinany amy ny tsy namalian'
Andriamanitra ny fahotana
lasa tamy ny nandeferany, 26 mba
hanehoana ny fahamarinany ankehitriny,
mba ho marina Izy sady
hanamarina izay manana finoana
any Jesosy.

27 Aiza ary ny fireharehana? Efa
foana izany. Amy ny lalàna manao
ahoana? amy ny lalàn' ny asa va?
Tsia; fa amy ny lalàn' ny finoana.
28 Koa amin' izany dia ataontsika
fa finoana no anamarinana ny olona,
fa tsy ny asan' ny lalàna. 29 Andriamanitry
ny Jiosy hiany va Izy?
fa tsy mba any ny jentilisa koa?
Eny, any ny jentilisa koa; 30 fa
iray hiany Andriamanitra, Izay
hanamarina ny voafora noho ny
finoana, ary ny tsy voafora amy ny
finoana.

31 Koa mahafoana ny lalàna amy
ny finoana va isika? Sanatria izany!
fa mampiorina tsara ny lalàna
isika.

IV. Inona ary no holazaintsika ho
efa azony Abrahama, razantsika
araka ny nofo? 2 Fa raha
asa no nanamarinana any Abrahama,
dia misy hireharehany hiany, nefa
tsy amin' Andriamanitra. 3 Fa
ahoana hoy ny Soratra *Masina?*
"Ary Abrahama nino an' Andriamanitra,
ka dia nisaina ho fahamarinany
izany" (Gen. xv. 6). 4 Ary
ho an' izay miasa, dia tsy isaina ho
fahasoavana ny karama, fa ho trosa.
5 Fa ho an' izay tsy miasa kosa,
fa mino Izay manamarina ny ratsy
fanahy, dia ny finoany no isaina ho
fahamarinana. 6 Dia araka izany
koa no ilazany Davida fa sambatra
ny olona izay isain' Andriamanitra
fahamarinana tsy amy ny asa,
*hoe:*

7 "Sambatra izay voavela ny
helony sy voasarona ny
fahotany.
8 Sambatra izay olona tsy hisainy
Jehovah heloka" (Sal.
xxxii. 1, 2).

9 Koa izany fahasambarana izany
moa any ny voafora hiany va, sa
any ny tsy voafora koa? fa lazaintsika
fa ny finoana no nisaina ho
fahamarinany Abrahama. 10 Ary
ahoana no nanisana izany? Tamin'
izy efa voafora va, sa fony izy tsy
mbola voafora? Tsy tamin' izy efa
voafora tsy akory, fa fony izy tsy
mbola voafora. 11 Ary ny famorana,
izay famantarana, dia noraisiny
ho tombo-kasen' ny fahamarinana
amy ny finoana izay nananany fony
izy tsy mbola voafora, mba ho rain'
ny olona rehetra izay mino izy, na
dia ny tsy voafora aza, mba hisaina
ho an' ireny ny fahamarinana, 12
ary ho rain' ny voafora, dia tsy izay
voafora hiany, fa izay mandeha araka
ny dian' ny finoany Abrahama razantsika
koa, izay nananany fony
izy tsy mbola voafora.

13 Fa tsy lalàna, fa fahamarinana
amy ny finoana, no nahazoany Abrahama
sy ny taranany ny teny fikasana
ho mpandova izao tontolo izao
izy. 14 Fa raha izay amy ny lalàna
no mpandova, dia efa foana ny finoana,
ary efa tsinontsinona ny teny
fikasana; 15 fa ny lalàna mahatonga
fahatezerana; fa raha tsy misy
lalàna, dia tsy misy fandikan-dalàna.
16 Koa finoana no *andovana*, mba
ho araka ny fahasoavana, hahatò ny
teny fikasana ho any ny taranaka
rehetra,—tsy ho an' izay amy ny
lalàna hiany, fa ho an' izay amy ny
finoany Abrahama koa, dia ilay
razantsika rehetra—17 araka ny
voasoratra hoe: "Nataoko ho rain'
ny firenena maro hianao" (Gen.
xvii. 5)—teo anatrehan' Izay ninoany,
dia Andriamanitra Izay mamelona
ny maty sy miantso ny tsy
misy toy ny misy. 18 Ary na dia
efa tsy nisy nanantenana aza, dia
nanantena hiany izy ka nino, mba
ho rain' ny firenena maro; araka

[1] *Na:* fanatitra fampiononam-pahatezerana.

ny voalaza hoe: “Ho tahaka izany
ny taranakao” (Gen. xv. 5). 19
Ary satria tsy mba nalemy finoana
izy, dia nihevitra ny tenany izay
efa hoatra ny maty (fa efa tokony
ho zato taona izy) sy ny fahafatesan'
ny kibony Saraha, 20 ary tsy nia-
hanahana ny amy ny teny fikasan'
Andriamanitra tamy ny tsi-finoana
izy, fa nampaherezin' ny finoana ka
nanome voninahitra an' Andriama-
nitra 21 ary natoky indrindra fa
izay nolazainy dia hainy hatao koa.
22 Dia nisaina ho fahamarinany
izany.

23 Nefa tsy ho azy hiany no
nanoratana fa nisaina ho azy izany,
24 fa ho antsika izay hanisana izany
koa, dia isika izay mino Ilay nanan-
gana any Jesosy Tompontsika tamy
ny maty, 25 Izay natolotra noho
ny fahadisoantsika ka natsangana
indray ho fanamarinana antsika.

*Ny soa ananan' ny mino any Kristy, sy ny fihoaran' izany noho izay soa veriny Adama.*

V. KOA amin' izany, satria efa
nohamarinina tamy ny
finoana isika, dia aoka isika hanana [1]
fihavanana amin' Andriamanitra
amy ny alalany Jesosy Kristy Tom-
pontsika. 2 Tamy ny alalany koa
no efa nahazoantsika fanatonana
amy ny finoana ho amin' izao faha-
soavana itoerantsika izao, ka dia
aoka isika hifaly amy ny fanan-
tenana ny voninahitr' Andriamani-
tra. 3 Ary tsy izany hiany, fa aoka
isika hifaly amy ny fahoriana aza,
satria fantatsika fa ny fahoriana
mahatonga faharetana; 4 ary ny
faharetana mahatonga fahatsaram-
panahy voazaha toetra; ary ny faha-
tsaram-panahy voazaha toetra maha-
tonga fanantenana; 5 ary ny fanan-
tenana dia tsy mampahamenatra,
satria ny Fanahy Masina, Izay no-
mena antsika, no nentiny nampi-
dina ny fitiavan' Andriamanitra [2]
ho ao am-pontsika.

6 Fa fony mbola tsy nanan-kery
isika, dia maty Kristy tamy ny
fotoan' andro hamonjy ny ratsy
fanahy. 7 Fa saiky tsy misy olona
manaiky ho faty hamonjy ny ma-
rina; fa angamba hisy hiany ny
sasany sahy maty aza hamonjy ny
manao soa. 8 Fa Andriamanitra
mampiseho [3] ny fitiavany antsika,
fa fony mbola mpanota isika, dia
maty hamonjy antsika Kristy. 9
Koa mainka aza ny hamonjeny an-
tsika ho afaka amy ny fahatezerana
ankehitriny, rehefa nohamarinina
tamy ny rany isika. 10 Fa raha
fony mbola fahavalo aza isika no
nampihavanina tamin' Andriamani-
tra tamy ny nahafatesan' ny Zana-
ny, mainka ny hamonjena antsika
amy ny fahavelomany ankehitriny,
rehefa nampihavanina. 11 Ary tsy
izany hiany koa, fa mifaly amin'
Andriamanitra isika amy ny alala-
ny Jesosy Kristy Tompontsika, Izay
nahazoantsika ny fihavanana anke-
hitriny.

12 Koa *izany* dia tahaka ny ni-
diran' ny ota avy tamy ny olona
iray ho amin' izao tontolo izao, ary
ny ota no nidiran' ny fahafatesana,
ka nahatratra ny olona rehetra ny
fahafatesana, satria samy efa nanota
izy rehetra; 13 fa hatrany alohan'
ny lalàna aza dia nisy ota tamin'
izao tontolo izao; nefa tsy isaina ny
ota, raha tsy misy lalàna; 14 fa
ny fahafatesana nanjaka hatraminy
Adama ka hatraminy Mosesy, na
dia tamin' izay tsy nanota tahaka
ny nanotany Adama aza, izay tan-
dindon' Ilay ho avy.

15 Nefa tsy tahaka ny fahadisoa-
na ny fanomezam-pahasoavana. Fa
raha ny fahadisoan' ny anankiray
no nahatonga fahafatesana ho any
ny maro, mainka ny fahasoavan'
Andriamanitra sy ny fanomezana
amy ny fahasoavan' ny olona iray,

---

[1] *Na:* [dia manana]. [2] *Na:* ny fitiavana an' Andriamanitra. [3] *Na:* midera.

dia Jesosy Kristy, no tonga be ho
any ny maro kosa. 16 Ary tsy
tahaka ny avy amy ny anankiray
izay nanota ny fanomezana; fa noho
ny nataon' ny anankiray no nise-
hoan' ny fitsarana ho fanamelohana,
fa noho ny fahadisoana maro kosa
no nisehoan' ny fanomezam-pahasoa-
vana ho fanamarinana. 17 Fa raha
ny fahadisoan' ny olona anankiray
no nanjakan' ny fahafatesana noho
ny nataon' ny anankiray, mainka
izay mahazo ny haben' ny fahasoa-
vana sy ny fanomezan' ny fahamari-
nana no hanjaka amy ny fiainana
noho ny nataon' ny anankiray, dia
Jesosy Kristy. 18 Koa tahaka ny
nahatongavan' ny fanamelohana ho
any ny olona rehetra noho ny faha-
disoana iray no nahatongavan' ny
fanamarinana ho amy ny fiainana
kosa ho any ny olona rehetra noho
ny fahamarinana iray. 19 Fa tahaka
ny nanaovana ny maro ho mpanota
noho ny tsi-fanarahan' ny olona iray
no hanaovana ny maro ho marina
kosa noho ny fanarahan' ny anan-
kiray. 20 Ary ny lalàna dia niditra
koa hahabe ny fahadisoana. Nefa
teo amin' izay nihabiazan' ny ota
no nihoaran' ny fahasoavana be
lavitra, 21 mba ho tahaka ny nan-
jakan' ny ota tao amy ny fahafate-
sana no hanjakan' ny fahasoavana
kosa amy ny fahamarinana ho fiai-
nana mandrakizay amy ny alalany
Jesosy Kristy Tompontsika.

*Ny fahafahan' ny mino any Kristy amy ny herin' ny ota, ary ny fanamasinana azy.*

VI. INONA ary no holazaintsika?
Mbola hitoetra amy ny ota
hiany va isika hitomboan' ny faha-
soavana? 2 Sanatria izany! Ha-
taontsika izay efa maty ny amy ny
ota ahoana no ho velona aminy
hiany? 3 Tsy fantatrareo va fa na
iza na iza isika no efa natao batisa
ho aminy Kristy Jesosy dia natao
batisa ho amy ny fahafatesany? 4
Koa niara-nalevina taminy tamy ny
batisa ho amy ny fahafatesana isika,
mba ho tahaka ny nananganana any
Kristy tamy ny maty tamy ny voni-
nahitry ny Ray no handehanantsika
kosa amy ny fiainam-baovao. 5 Fa
raha nampiraisina [1] *taminy* tamy ny
endriky ny fahafatesany isika, dia
ho tahaka izany koa amy ny fitsan-
ganany; 6 fa fantatsika fa ny toe-
tsika taloha dia niaraka nohomboana
taminy hanimbana ny tenan' ny
ota, mba tsy hanompoantsika ny
ota intsony. 7 Fa izay efa maty
dia afaka amy ny ota.

8 Ary raha niara-maty taminy
Kristy isika, dia mino fa hiara-
belona aminy koa isika; 9 ary fan-
tatsika fa rehefa nitsangana tamy
ny maty Kristy, dia tsy maty in-
tsony Izy; tsy manan-kery aminy
intsony ny fahafatesana. 10 Fa ny
amy ny nahafatesany, dia maty ny
amy ny ota indray mandeha Izy;
fa ny amy ny ahavelomany kosa,
dia velona ho an' Andriamanitra
Izy. 11 Ary aoka ho tahaka izany
koa hianareo, ka ny tenanareo dia
ataovy ho efa maty ny amy ny ota,
fa velona ho an' Andriamanitra ao
aminy Kristy Jesosy. 12 Koa aza
avela ny ota hanjaka amy ny tena-
nareo mety maty hanarahanareo ny
filany; 13 ary aza manolotra ny
momba ny tenanareo ho amy ny ota
ho fiadian' [2] ny tsi fahamarinana;
fa atolory ny tenanareo ho an' An-
driamanitra, toy ny efa maty nefa
velona, ary ny momba ny tenanareo
ho fiadian' [2] ny fahamarinana ho
an' Andriamanitra. 14 Fa ny ota
tsy hanan-kery aminareo; fa tsy
mba ambanin' ny lalàna hianareo,
fa ambanin' ny fahasoavana.

15 Ahoana ary? hanota va isika,
saingy tsy ambanin' ny lalàna, fa
ambanin' ny fahasoavana? Sana-
tria izany! 16 Tsy fantatrareo va
fa raha manolo-tena ho mpanompo

[1] *Na:* niara-nambolena. [2] *Na:* fiasan'.

hianareo na ho an' iza na ho an' iza,
dia mpanompon' izay arahinareo hia-
nareo, na ny ota ho amy ny fahafa-
tesana, na ny fanarahana ho amy
ny fahamarinana? 17 Ary isao-
rana anie Andriamanitra, fa na dia
efa mpanompon' ny ota aza hiana-
reo, ny fonareo dia efa nanaraka
ny fomban' ny fampianarana izay
nanolorana anareo; 18 ary rehefa
natao afaka tamy ny ota hianareo,
dia tonga mpanompon' ny fahamari-
nana. 19 Miteny araka ny fanaon'
ny olona aho noho ny fahalemen' ny
nofonareo; fa tahaka ny nanolora-
nareo ny momba ny tenanareo ho
mpanompon' ny fahalotoana sy ny
tsi-fanarahan-dalàna hahatanteraka
ny tsi-fanarahan-dalàna, dia mba
atolory ankehitriny toy izany koa
ny momba ny tenanareo ho mpa-
nompon' ny fahamarinana hahatan-
teraka ny fahamasinana.

20 Fa fony mpanompon' ny ota
hianareo, dia afaka tamy ny faha-
marinana. 21 Inona ary no voka-
tra azonareo fahiny tamin' izay
zavatra mahamenatra anareo anke-
hitriny? fa fahafatesana no hiafa-
ran' izany zavatra izany. 22 Fa
ankehitriny, rehefa natao afaka
tamy ny ota hianareo ka efa tonga
mpanompon' Andriamanitra, dia
manana ny vokatrareo ho amy ny
fahamasinana, ary ny farany dia
fiainana mandrakizay. 23 Fa faha-
fatesana no tambin' ny ota; ary
fiainana mandrakizay no fanome-
zam pahasoavana avy amin' Andria-
manitra ao aminy Kristy Jesosy
Tompontsika.

VII. Tsy fantatrareo va, ry raha-
lahy (fa miteny amin' izay
mahalala ny lalàna aho), fa ny la-
làna dia manapaka ny olona, raha
mbola velona izy? 2 Fa ny vehi-
vavy izay manam-bady dia fehezin'
ny lalàna ho any ny lahy, raha mbola
velona ny lahy; fa raha maty kosa
ny lahy, dia afaka amy ny lalàn' ny
lahy izy. 3 Koa raha mbola ve-
lona ny lahy, ka manambady olon-
kafa ravehivavy, dia hatao hoe mpi-
jangajanga izy; fa raha maty kosa
ny lahy, dia afaka amin' izany la-
làna izany izy ka tsy mba mpijanga-
janga, na dia manambady olon-kafa
aza. 4 Ary amin' izany hianareo
koa, ry rahalahiko, dia efa natao
maty ny amy ny lalàna noho ny te-
nany Kristy, mba ho vadìn' ny hafa
hianareo, dia Izay natsangana tamy
ny maty, mba hahavokarantsika ho
an' Andriamanitra.

5 Fa fony tao amy ny nofo isika,
dia ny filan' ny ota, izay nohetsehin'
ny lalàna, no niasa tao amy ny
momba ny tenantsika hahavokatra
ho amy ny fahafatesana. 6 Fa an-
kehitriny dia efa afaka tamy ny
lalàna isika, satria maty ny amin'
izay nihazonana antsika, ka dia ma-
nompo amy ny havaozam-panahy
isika, fa tsy amy ny hahelan-tsoratra.

7 Inona ary no holazaintsika?
Ota va ny lalàna? Sanatria izany!
Kanefa tsy nahalala ny ota aho,
raha tsy tamy ny lalàna, satria tsy
fantatro akory ny fitsiriritana, raha
tsy ny lalàna no nanao hoe: "Aza
mitsiriritra" (Eks. xx. 17). 8 Fa
io didy io dia nentin' ny ota nampi-
hetsika ny fitsiriritana rehetra tato
anatiko; fa maty ny ota, raha tsy
misy lalàna. 9 Ary izaho dia ve-
lona tsy nanan-dalàna fahiny; fa
rehefa tonga kosa ny didy, dia velo-
na indray ny ota, ka dia maty aho.
10 Ary ny didy izay natao hahazo-
ana fiainana, dia hitako fa nahatonga
fahafatesana tamiko kosa. 11 Fa
io didy io dia nentin' ny ota nami-
taka sy nahafaty ahy.

12 Ka dia masina tokoa ny lalàna,
ary masina ny didy sady marina no
tsara. 13 Koa ny tsara va no na-
hafaty ahy? Sanatria izany! Fa
ny ota no nahafaty ahy, mba hiseho
ho ota; fa ny tsara no nentiny na-
hafaty ahy, mba ho tonga ota in-
drindra ny ota noho ny nataon' ny
lalàna.

14 Fa fantatsika fa araka ny
fanahy ny lalàna; fa izaho kosa

nofo, namidy ho andevon' ny ota.
15 Fa izay ataoko dia tsy fantatro;
fa tsy izay sitrako no ataoko; fa
izay halako no ataoko. 16 Fa raha
manao ny tsy sitrako aho, dia manai-
ky fa tsara ny lalàna. 17 Ary amin'
izany tsy izaho intsony no manao
izany, fa ny ota izay mitoetra ato
anatiko. 18 Fa fantatro fa tsy
misy zavatra tsara mitoetra ato
amiko, dia ato amy ny nofoko; fa
ato anatiko hiany ny fikasana, saingy
ny hahatanteraka ny tsara no tsy
ato. 19 Fa tsy ny tsara izay sitra-
ko no ataoko; fa ny ratsy izay tsy
sitrako no ataoko. 20 Fa raha ny
tsy sitrako no ataoko, dia tsy izaho
intsony no manao izany, fa ny ota
izay mitoetra ato amiko. 21 Koa
hitako izao lalàna izao: raha ta-ha-
nao ny marina aho,[1] dia ato amiko
hiany ny ratsy. 22 Fa mankasi-
traka ny lalàn' Andriamanitra aho
araka ny toetra anaty; 23 nefa ma-
hita lalàna hafa amy ny momba ny
tenako aho, miady amy ny lalàn' ny
saiko ka mamabo ahy ho any ny
lalàn' ny ota izay ao amy ny momba
ny tenako. 24 Indrisy! olo-mahan-
tra aho! Iza no hanafaka ahy amy
ny tenan' ity fahafatesana ity? 25
Misaotra an' Andriamanitra aho
amy ny alalany Jesosy Kristy Tom-
pontsika. Koa raha ny amiko, dia
mankatò ny lalàn' Andriamanitra
aho amy ny saiko, fa ny lalàn' ny
ota kosa amy ny nofoko.

*Ny famonjeny Kristy ny mino Azy, izay miantomboka amin' izao fiainana izao ary mbola hotanterahina ho mandrakizay.*

VIII. ARY amin' izany dia tsy
misy fanamelohana ho
an' izay ao aminy Kristy Jesosy.
2 Fa ao aminy Kristy Jesosy ny
lalàn' ny Fanahin' aina no nahafaka
ahy tamy ny lalàn' ny fahotana sy
ny fahafatesana. 3 Fa izay tsy
hain' ny lalàna, satria ny nofo no
nahalemy azy, dia vitan' Andria-
manitra tamin' Izy naniraka ny
Zanany, naka ny endriky ny nofo
ota sy ny amy ny ota, ka naname-
loka ny ota tao amy ny nofo, 4 mba
hahatanteraka ny fahamarinana
ilain' ny lalàna amintsika, izay tsy
mandeha araka ny nofo, fa araka
ny Fanahy.

5 Fa izay araka ny nofo dia mi-
hevitra izay zavatry ny nofo; fa
izay araka ny Fanahy kosa mihe-
vitra izay zavatry ny Fanahy. 6
Fa ny fihevitry ny nofo dia faha-
fatesana; fa ny fihevitry ny Fanahy
kosa fiainana sy fiadanana, 7 satria
fandrafiana an' Andriamanitra ny
fihevitry ny nofo; fa tsy manaiky
ny lalàn' Andriamanitra izy, sady
tsy hainy akory izany. 8 Ary izay
ao amy ny nofo dia tsy mahay
manao ny sitrapon' Andriamanitra.

9 Fa hianareo tsy ao amy ny
nofo, fa ao amy ny Fanahy, raha
ny Fanahin' Andriamanitra no mi-
toetra ao anatinareo. Fa raha misy
kosa tsy manana ny Fanahiny
Kristy, dia tsy Azy izy. 10 Fa
raha Kristy no mitoetra ao anati-
nareo, na dia maty hiany aza ny
tena noho ny ota, dia [2] fiainana kosa
ny fanahy noho ny fahamarinana.
11 Ary raha ny Fanahin' Izay na-
nangana any Jesosy tamy ny maty
no mitoetra ao anatinareo, dia Izay
nanangana any Kristy Jesosy tamy
ny maty no hamelona ny tenanareo
mety maty amy ny Fanahiny, Izay
mitoetra ao anatinareo.

12 Ary amin' izany, ry rahalahy,
dia mpitrosa isika—tsy amy ny nofo
anefa, ka ho velona araka ny nofo.
13 Fa raha velona araka ny nofo
hianareo, dia tsy maintsy maty; fa
raha ny Fanahy no amonoanareo ny
asan' ny tena, dia ho velona hia-
nareo.

14 Fa izay tarihin' ny Fanahin'

---

[1] *Na:* Koa hitako fa raha ta-hanaraka ny lalàna aho hanaovako ny marina.
[2] *Na:* dia maty ny tena noho ny ota, fa.

Andriamanitra no zanak' Andria-
manitra. 15 Fa tsy nandray ny
fanahim-pahandevozana ho amy ny
tahotra indray hianareo, fa nandray
ny fanahin' ny zanaka natsangana,
izay iantsoantsika hoe: Aba, Ray
ô. 16 Ny Fanahy dia miara-milaza
amy ny fanahintsika fa zanak' An-
driamanitra isika. 17 Ary raha
zanaka, dia mpandova; eny, sady
mpandova an' Andriamanitra no
mpiray lova aminy Kristy koa, raha
miara-miaritra aminy isika mba
hiara-manam-boninahitra aminy koa.

18 Fa ataoko fa ny fahoriana
amin' izao andro ankehitriny izao
dia tsy tokony hoharina amy ny
voninahitra izay haseho amintsika.
19 Fa izao zavatra ary rehetra izao
dia samy maniry fatratra ka mian-
dry ny fampisehoana ireo zanak'
Andriamanitra; 20 fa izao zavatra
ary rehetra izao dia nampanekena
ho zava-poana, nefa tsy noho ny
sitrapony, fa noho Izay nampanaiky
azy, 21 sady nahazo fanantenana
koa fa [1] izao zavatra ary rehetra
izao aza dia hovotsorana amy ny
fahandevozana, dia ny fahalòvana,
ho amy ny fahafahana izay momba
ny voninahitr' ireo zanak' Andria-
manitra. 22 Fa fantatsika fa izao
zavatra ary rehetra izao dia miara-
misento sy miara-marary toy izay
efa hiteraka mandraka ankehitriny;
23 ary tsy izany hiany, fa isika
koa, na dia manana ny voaloham-
bokatry ny Fanahy aza, eny, isika
aza dia misento ato anatintsika, mi-
andry ny fananganan-anaka, dia ny
fanavotana ny tenantsika. 24 Fa
ny fanantenana no namonjena an-
tsika; nefa ny fanantenana hita dia
tsy mba fanantenana intsony; fa
ahoana no mbola anantenan' ny
olona izay efa hitany? 25 Fa raha
isika manantena izay tsy mbola hi-
tantsika, dia miandry amy ny faha-
retana.

26 Ary toy izany koa, ny Fanahy
no mamonjy ny fahalementsika; fa
tsy fantatsika izay vavaka tokony
hataontsika; fa ny Fanahy no mi-
fona amy ny fitarainana tsy azo to-
nonina. 27 Ary Izay mandinika
ny fo no mahalala izay hevitry ny
Fanahy, satria araka an' Andria-
manitra ny fifonany ho any ny
olona masina.

28 Ary fantatsika fa ny zavatra
rehetra dia miara-miasa hahasoa
izay tia an' Andriamanitra, dia izay
voantso araka ny fikasany rahateo,
29 satria izay fantany rahateo no
notendreny koa hitovy endrika amy
ny Zanany, mba ho Lahimatoa amy
ny rahalahy maro Izy. 30 Ary
izay notendreny no nantsoiny koa;
ary izay nantsoiny no nohamarininy
koa; ary izay nohamarininy no no-
meny voninahitra koa.

31 Inona ary no holazaintsika ny
amin' izany zavatra izany? Raha
Andriamanitra no momba antsika,
iza no hahatohitra antsika? 32
Izay tsy niaro ny Zanani-lahy, fa
natolony hamonjy antsika rehetra
Izy, tsy homeny antsika miaraka
aminy maimaimpoana koa va ny
zavatra rehetra? 33 Iza no hiam-
panga ny olom-boafidin' Andria-
manitra? Andriamanitra no mana-
marina azy. 34 Iza no maname-
loka? Kristy Jesosy no efa maty,
eny, sady nitsangana tamy ny maty
koa ka mitoetra eo amy ny tànana
ankavanan' Andriamanitra ary mi-
fona ho antsika. 35 Iza no haha-
saraka antsika amy ny fitiavany
Kristy? Fahoriana va, sa fahan-
trana, sa fanenjehana, sa mosary, sa
fitanjahana, sa loza, sa sabatra? 36
Araka ny voasoratra hoe:

> "Fa noho ny aminao no na-
> monoana anay mandraka-
> riva;
> Toy ny ondry hovonoina no
> fijery anay" (Sal. xliv. 23).

37 Kanefa amin' izany rehetra iza-
ny dia manoatra noho ny mpandresy

[1] *Na :* satria.

isika amy ny alalan' Ilay tia antsika. 38 Fa matoky aho fa na fahafatesana, na fiainana, na anjely, na ireo fanapahana, na zavatra ankehitriny, na zavatra ho avy, na hery, 39 na ny ambony, na ny ambany, na inona na inona amin' izao zavatra ary rehetra izao, dia tsy hahasaraka antsika amy ny fitiavan' Andriamanitra izay ao aminy Kristy Jesosy Tompontsika.

*Ny amy ny nandavan' Andriamanitra ny Jiosy.*

IX. MILAZA ny marina ao aminy Kristy aho, fa tsy mandainga, sady miara-milaza amiko ao amy ny Fanahy Masina koa ny fieritreretako, 2 fa mafy ny alaheloko, ka tsy mety mitsahatra ny fahorian' ny foko. 3 Fa efa saiky niriko aza ho voaozona[1] ho afaka taminy Kristy ny tenako mba hahavonjeko ny rahalahiko, havako araka ny nofo, 4 izay Isiraelita sady manana ny fananganan-anaka sy ny voninahitra sy ny fanekena sy ny fanomezana ny lalàna sy ny fombam-pivavahana ary ny teny fikasana; 5 azy koa ny razana, sady avy taminy araka ny nofo Kristy, Izay ambonin' izy rehetra, Andriamanitra isaorana mandrakizay.[2] Amena.

6 Kanefa tsy *lazaiko fa* foana ny tenin' Andriamanitra tsy akory. Fa tsy izay rehetra avy amy ny Isiraely no Isiraely. 7 Ary na dia taranaky Abrahama aza ireo, tsy dia ary zanany avokoa; fa "avy aminy Isaka no hantsoina izay taranaka ho anao" (Gen. xxi. 12). 8 Izany hoe: Tsy ny zanaky ny nofo no zanak' Andriamanitra; fa ny zanaky ny teny fikasana no isaina ho taranaka. 9 Fa izao no filàzan' ny teny fikasana: "Raha avy ny taona toy izao, dia ho avy Aho, ary hanana zazalahy Saraha" (Gen. xviii. 10).

10 Ary tsy izany hiany, fa Rebeka koa dia nanan-anaka tamy ny anankiray, dia taminy Isaka razantsika; 11 fa raha tsy mbola teraka ireo, ary tsy mbola nanao tsara na ratsy (mba hitoeran' ny fikasan' Andriamanitra araka ny fifidianana, tsy avy amy ny asa, fa avy amin' Izay miantso), 12 dia nolazaina tamin-dravehivavy hoe: "Ny zokiny hanompo ny zandriny" (Gen. xxv. 23); 13 araka ny voasoratra hoe: "Jakoba no tiako, fa Esao no halako" (Mal. i. 2, 3).

14 Ahoana ary no holazaintsika? Misy tsi-fahamarinana va amin' Andriamanitra? Sanatria izany! 15 Fa hoy Izy taminy Mosesy: "Izaho hiantra izay hiantrako, ary hamindra fo amin' izay hamindrako fo" (Eks. xxxiii. 19). 16 Koa dia tsy avy amin' izay maniry na amin' izay mihazakazaka izany, fa avy amin' Andriamanitra Izay miantra. 17 Fa hoy ny Soratra *Masina* taminy Farao: "Izany no nanandratako anao, mba ho entiko mampiseho ny heriko, ary mba hanambarana ny anarako any amy ny tany rehetra" (Eks. ix. 16). 18 Koa izay tiany hamindrana fo no amindrany fo, ary izay tiany hohamafina fo no hamafiny fo.

19 Hianao ary dia hanao amiko hoe: Koa nahoana Izy no manome tsiny hiany? Fa iza no manohitra ny sitrapony? 20 Tsia, ralehilahy, fa iza moa hianao, no mamaly an' Andriamanitra? Izay zavatra noforonina va hanao amin' Izay namorona azy hoe: Nahoana hianao no nanao ahy toy izao? 21 Ny mpanefy vilany va tsy manam-pahefana amy ny tanimanga, ka ny vongany iray hiany no anaovany zavatra samihafa, ny iray hohajaina, ary ny iray hatao tsinontsinona? 22 Sa

[1] *Gr.* anatema. [2] *Na:* avy taminy araka ny nofo Kristy. Isaorana mandrakizay anie Andriamanitra Izay ambonin' izy rehetra.

ahoana kosa, raha Andriamanitra, na dia ta-haneho ny fahatezerany sy hampahafantatra ny heriny aza, dia be fahari-po ka nandefitra tamin' izay fanaky ny fahatezerana voavoatra hosimbana,
23 mba hampahafantarina koa ny haren' ny voninahiny amin' izay fanaky ny famindrampo, izay namboariny rahateo hahazo voninahitra,
24 dia isika izay nantsoiny koa, tsy ny avy amy ny Jiosy hiany, fa ny avy amy ny jentilisa koa,
25 araka izay lazainy eo aminy Hosea hoe :

"Hiantso ny tsy oloko hoe oloko Aho ;
Ary ilay tsy malala hoe malala" (Hos. ii. 25) ;
26 "Ary any amy ny tany izay nilazana taminy hoe : Tsy oloko hianareo,
Dia any no hiantsoana azy hoe zanak' Andriamanitra velona" (Hos. ii. 1).

27 Ary Isaia milaza ny amy ny Isiraely hoe : "Na dia toy ny fasika any amy ny ranomasina aza ny isan' ny Zanak' Isiraely, dia izay sisa hiany no hovonjena ;
28 fa amy ny fahatanterahana faingana no hanefany Jehovah ny teniny ambonin' ny tany" (Isa. x. 22, 23) ;
29 ary araka izay nolazainy Isaia fahiny hoe :

"Raha tsy Jehovah, Tompon' ny maro, no namela taranaka ho antsika,
Dia efa tonga tahaka any Sodoma sy tonga tahaka any Gomora isika" (Isa. i. 9).

30 Ahoana ary no holazaintsika ? Ny jentilisa, izay tsy nitady fahamarinana, no nahazo fahamarinana, nefa fahamarinana izay avy amy ny finoana ?
31 fa ny Isiraely, izay nitady lalàn' ny fahamarinana kosa, dia tsy nahatratra izany lalàna izany.
32 Nahoana moa ? Satria tsy tamy ny finoana, fa toa tamy ny asa, ka tafintohina tamy ny vato mahatafintohina izy ;
33 araka ny voasoratra hoe :

"Indro Aho mametraka vato mahatafintohina sy vatolampy mahasolafaka ao Ziona ;
Ary izay mino Azy tsy ho menatra" (Isa. viii. 14 ; xxviii. 16).

X. Ry rahalahy, ny irin' ny foko sy ny angatahiko amin' Andriamanitra ho an' ireny dia famonjena.
2 Fa vavolombelon' ireny aho fa mazoto ho an' Andriamanitra izy, saingy tsy araka ny fahalalana.
3 Fa satria tsy nahalala ny fahamarinana avy amin' Andriamanitra izy ka nitady hanamarina ny tenany, dia tsy nanaiky ny fahamarinana avy amin' Andriamanitra.
4 Fa Kristy no faran' ny lalàna ho fahamarinana ho an' izay rehetra mino.

5 Fa Mosesy nanoratra milaza fa izay olona manao ny fahamarinana avy amy ny lalàna no ho velona amin' izany (Lev. xviii. 5).
6 Fa ny fahamarinana izay avy amy ny finoana kosa manao hoe : "Aza milaza ao am-ponao hoe : Iza no hiakatra any an-danitra ?" (dia ny hampidina any Kristy izany,)
7 na : "Iza no hidina any amy ny lalina ?" (dia ny hampiakatra any Kristy avy any amy ny maty izany.)
8 Fa ahoana no lazainy ? "Eo akaikinao ny teny, dia eo am-bavanao sy ao am-ponao" (Deo. xxx. 12-14) ; dia ny teny ny amy ny finoana, izay torinay ;
9 satria raha manaiky any Jesosy ho Tompo amy ny vavanao hianao ary mino amy ny fonao fa Andriamanitra efa nanangana Azy tamy ny maty, dia hovonjena hianao.
10 Fa amy ny fo no inoana hahazoana fahamarinana, ary amy ny vava no anekena hahazoana famonjena.

11 Fa hoy ny Soratra *Masina :* "Tsy ho menatra izay rehetra mino Azy" (Isa. xxviii. 16).
12 Fa tsy misy hafa, na Jiosy na jentilisa,[1]

[1] *Gr.* Grika.

fa iray hiany no Tompon' izy rehetra, sady manan-karena homeny izay rehetra miantso Azy Izy. 13
Fa "izay rehetra miantso ny anaran' no Tompo no hovonjena" (Joe.
iii. 5). 14 Hataony ahoana ary no
fiantso izay tsy ninoany? Ary hataony ahoana no fino izay olona tsy
reny? Ary hataony ahoana no fandre, raha tsy misy mpitory? 15
Ary hataony ahoana no fitory, raha tsy nirahina? araka ny voasoratra hoe: "Akory ny hatsaran' ny tongotr' iry mitondra teny soa mahafaly!" (Isa. lii. 7.)

16 Nefa tsy izy rehetra no nanaiky ny teny soa mahafaly.[1] Fa hoy Isaia: "Jehovah ô, iza no nino ny teny nampitondraina anay?" (Isa.
liii. 1.) 17 Koa ny finoana dia avy amy ny tori-teny, ary ny tori-teny kosa avy amy ny teniny Kristy.

18 Fa hoy izaho: Sao tsy nahare izy? Tsia; fa

"Efa nivoaka ho any amy ny tany rehetra ny feony,
Ary ny teniny hatramy ny faran' izao rehetra izao" (Sal. xix. 5).

19 Fa hoy izaho: Sao tsy nahalala ny Isiraely? Voalohany, Mosesy manao hoe:

"Izaho hampialona anareo amin' izay tsy firenena,
Dia amin' izay firenena adala no hampahasosorako anareo" (Deo. xxxii. 21).

20 Fa sahy mihitsy Isaia ka manao hoe:

"Hitan' izay tsy nitady Ahy Aho
Ary niseho tamin' izay tsy nanontany Ahy."

21 Fa ny amy ny Isiraely dia hoy izy: "Mandritra ny andro no efa naninjirako ny tànako tamin' izay firenena sady tsy manaraka no mandà" (Isa. lxv. 1, 2).

*Ny mbola handraisana ny Jiosy indray rahatrizay.*

XI. DIA hoy izaho: Sao narian' Andriamanitra anie ny olony? Sanatria izany! fa izaho koa mba Isiraelita, taranaky Abrahama hiany, avy amy ny fireneny
Benjamina. 2 Andriamanitra tsy
nanary ny olony izay efa fantany rahateo; sa tsy fantatrareo izay lazain' ny Soratra *Masina* eo amy ny tantarany Elia, dia ilay fitarainany tamin' Andriamanitra nentiny namely ny Isiraely hoe: 3 "Jehovah
ô, efa namono ny mpaminaninao sy nandrava ny alitaranao izy; ary izaho irery hiany no sisa, ka mitady ny aiko koa izy?" (1 Mpan. xix.
14.) 4 Fa ahoana no navalin' Andriamanitra azy? "Izaho efa niaro fito arivo lahy ho Ahy, dia izay tsy mba nandohalika taminy Bala" (1
Mpan. xix. 18). 5 Dia toy izany
koa amin' izao andro ankehitriny izao misy sisa hiany araka ny fifidianana amy ny fahasoavana. 6 Ary
raha avy amy ny fahasoavana izany, dia tsy mba avy amy ny asa intsony; fa raha izany, dia tsy fahasoavana intsony ny fahasoavana.

7 Ahoana ary? Izay notadiavin' ny Isiraely dia tsy azony, fa ny voafidy hiany no nahazo izany, fa nohamafina kosa ny fon' ny sisa; 8 araka
ny voasoratra hoe: "Andriamanitra efa nanome azy fanahy sondrian-tory sy maso tsy hahita, ary sofina tsy hahare, mandraka andro any" (Isa. xxix. 10; Deo. xxix. 3). 9 Ary hoy
Davida:

"Aoka ny latabany ho fandrika sy ho tonta
Ary ho fahatafintohinana sy ho famaliana azy;
10 Aoka ny masony ho jamba tsy hahita,
Ary aoka hamokoka mandrakariva izy" (Sal. lxix. 23, 24).

---

[1] *Na:* ny filazantsara.

11 Dia hoy izaho: Sao dia tafin-
tohina ho lavo anie ny Isiraely?
Sanatria izany! fa ny fahatafinto-
hinany no nahatonga famonjena ho
any ny jentilisa mba hampialona
azy. 12 Ary raha ny fahatafinto-
hinany no tonga haren' izao tontolo
izao, ary ny nihenany no tonga
haren' ny jentilisa, mainka fa ny
hafenoany.

13 Fa hianareo jentilisa no itene-
nako. Koa satria Apostolin' ny
jentilisa aho, dia mankalaza ny
fanompoako, 14 raha mba misy ha-
hazoako hampialona ireo mifanapa-
tsinay amiko,[1] mba hamonjeko ny
sasany aminy. 15 Fa raha ny fana-
riana azy no fampihavanana izao
tontolo izao, tsy ho fitsanganana[2]
amy ny maty va ny fandraisana azy?

16 Ary koa, raha masina ny san-
tatra, dia masina koa ny vongany;
ary raha masina ny fàkany, dia
masina koa ny sampany. 17 Fa
raha notapahina ny sampany sasany,
ary hianao izay tahaka ny hazo oliva
maniry ho azy kosa no natsofoka
teo aminy ka mba niombona ny
fàkan' ny menaky[3] ny hazo oliva,
18 dia aza mirehareha amy ny sam-
pany; fa raha mirehareha hianao,
tsy hianao no mitondra ny fàkany,
fa ny fàkany no mitondra anao. 19
Ary hianao dia hanao hoe: Notapa-
hina ny sampany sasany hanatsofo-
hana ahy. 20 Marina hiany izany:
ny tsi-finoany no nanapahana azy,
ary ny finoanao kosa no itoeranao.
Aza miavonavona, fa matahora;
21 fa raha ny tena sampany aza
tsy navelan' Andriamanitra, dia tsy
havelany koa hianao.

22 Koa indro ny fahamoram-
panahin' Andriamanitra sy ny fa-
hasaro-pony: amin' izay lavo dia
fahasaro-po; fa aminao kosa dia
fahamoram-panahin' Andriamani-
tra, raha maharitra ao amy ny faha-
moram-panahiny hianao; fa raha
tsy izany, dia hotapahina koa hia-
nao. 23 Ary ireny kosa, raha tsy
mikikitra eo amy ny tsi-finoana, dia
hatsofoka hiany: fa azon' Andria-
manitra atsofoka indray izy. 24
Fa raha notapahina tamy ny hazo
oliva naniry ho azy hianao ka natso-
foka tamy ny hazo oliva tsara, nefa
tsy tena sampany, mainka fa izay
tena sampany no hatsofoka amy ny
hazo oliva nanapahana azy.

25 Fa tsy tiako tsy ho fantatra-
reo izany zava-miafina izany, ry
rahalahy (fandrao mihevitra ny
tenanareo ho hendry hianareo), fa
efa misy fahamafiam-po manjo ny
Isiraely sasany mandra-piditry ny
hafenoan' ny jentilisa; 26 ary amin'
izany dia hovonjena avokoa ny
Isiraely rehetra,—araka ny voaso-
ratra hoe:

> "Hivoaka avy any Ziona ny
> Mpanafaka,
> Ary hampiala ny haratsiam-
> panahy aminy Jakoba Izy;
> 27 Ary izao no fanekeko aminy,
> Raha manaisotra ny fahotany
> Aho" (Isa. lix. 20, 21;
> xxvii. 9).

28 Raha ny amy ny filazantsara dia
fahavalo izy noho ny aminareo; fa
raha ny amy ny fifidianana kosa dia
malala izy noho ny amy ny razana.
29 Fa ny fanomezam-pahasoavana
sy ny fiantsoan' Andriamanitra dia
tsy misy hanenenany. 30 Fa tahaka
anareo izay tsy nanaiky an' Andria-
manitra fahiny, nefa ankehitriny
ny tsi-faneken' ireny no nahazoana-
reo famindrampo, 31 dia toy izany
kosa ankehitriny, tsy nanaiky ireny,
mba hahazoany famindrampo anke-
hitriny noho ny famindrampo azo-
nareo. 32 Fa Andriamanitra nanidy
azy rehetra tamy ny tsi-fanekena,
mba hamindrany fo amin' izy re-
hetra.

33 Endrey ny halalin' ny haren'
Andriamanitra sy ny fahendreny[4]

---

[1] *Gr.* ny nofoko. [2] *Gr.* fiainana. [3] *Na:* [fàkany sy ny menaky].
[4] *Na:* ny haren' ny fahendren' Andriamanitra.

ary ny fahalalany ! ny fitsarany tsy
hita lany, ary ny làlany tsy azo
fantarina ! 34 Fa "iza no nahalala
ny sainy Jehovah, ary iza no mpa-
nolo-tsaina Azy?" (Isa. xl. 13.) 35
Na iza no nanome Azy aloha hama-
liana azy indray? 36 Fa Izy no
nihavian' izao zavatra rehetra izao,
ary Izy no mihazona azy, sady Izy
koa no antony; Izy anie no homem-
boninahitra mandrakizay. Amena.

*Ny fitondrantena mahamendrika ny Kristiana.*

XII. KOA amin' izany mangataka
aminareo aho, ry raha-
lahy, noho ny famindrampon' An-
driamanitra, mba hatolotrareo ny
tenanareo ho fanatitra velona, ma-
sina, sitrak' Andriamanitra, dia
fanompoam-panahy [1] mety hataona-
reo izany. 2 Ary aza manaraka ny
fanaon' izao tontolo izao; fa miovà
amy ny fanavaozana ny saina, ha-
mantaranareo ny sitrapon' Andria-
manitra, dia izay tsara sady ankasi-
trahana no marina.[2]

3 Fa noho ny fahasoavana nomena
ahy dia izao no lazaiko amy ny olona
rehetra izay eo aminareo: Aza mia-
vonavon-kevitra ka mihevitra mi-
hoatra noho izay tokony hoheverina;
fa mihevera izay onony araka ny
ohatry ny finoana, izay nozarain'
Andriamanitra ho anareo avy. 4
Fa toy ny ananantsika zavatra maro
momba ny tena iray, nefa tsy mitovy
asa izay rehetra momba ny tena, 5
dia toy izany koa isika, na dia maro
aza, dia tena iray hiany ao aminy
Kristy, ary samy miara-momba ny
tena isika rehetra. 6 Ary satria
samy manana fanomezam-pahasoa-
vana samihafa isika, araka ny faha-
soavana izay nomena antsika: raha
faminaniana, dia aoka hatao araka
ny ohatry ny finoana; 7 raha fanom-
poana amy ny fiangonana, dia aoka
ho amy ny fanompoana; raha mam-
pianatra, dia aoka ho amy ny fam-
pianarana; 8 raha mananatra, dia
aoka ho amy ny fananarana; izay
manome, dia aoka ho amy ny faha-
tsoram-po; izay manapaka, dia aoka
ho amy ny fahazotoana; izay ma-
mindra fo, dia aoka ho amy ny
fifaliana.

9 Aoka ny fitiavana ho amy ny
tsi-fihatsarambelatsihy; mankahalà
ny ratsy; mifikira amy ny tsara.
10 Mifankatiava araka ny fifanka-
tiavan' ny mpirahalahy; mitariha
làlana amy ny fifanomezam-bonina-
hitra. 11 Mazotoa, fa aza malaina,
ary aoka hafana fo amy ny fanom-
poana ny Tompo. 12 Mifalia amy
ny fanantenana; miareta amy ny
fahoriana; mahareta amy ny fiva-
vahana. 13 Miantrà ny olona ma-
sina araka izay ilainy; mazotoa
mampiantrano vahiny.

14 Misaora izay manenjika ana-
reo; misaora, fa aza manozona. 15
Miaraha mifaly amin' izay mifaly,
ary miaraha mitomany amin' izay
mitomany. 16 Miraisa saina. Aza
mihevitra izay hiavonavonana, fa
aoka mba ho zatra amy ny fietrena
hianareo.[3] Aza manao ny tenanareo
ho hendry.

17 Aza mamaly ratsy na amin'
iza na amin' iza. Miomàna hanao
izay mahamendrika eo imason' ny
olona rehetra. 18 Raha azo atao,
dia ataovy izay hihavananareo amy
ny olona rehetra. 19 Ry malala,
aza mamaly ratsy, fa omeo làlana
ny fahatezerana; fa voasoratra hoe:
"Ahy ny famaliana; Izaho no ha-
maly, hoy Jehovah" (Deo. xxxii. 35).
20 Fa raha noana ny fahavalonao,
omeo hanina izy; raha mangetaheta
izy, omeo hosotroiny; fa raha ma-
nao izany hianao, dia hanambatra
vainafo ho eo an-dohany (Oha. xxv.
21, 22). 21 Aza mety ho resin' ny
ratsy hianao, fa reseo amy ny soa
ny ratsy.

---

[1] *Na:* fanompoam-pivavahana. [2] *Gr.* tanteraka.
[3] *Na:* manetre tena amy ny malehelo.

XIII. Aoka ny olona rehetra samy
hanaiky ny fahefana lehibe.
Fa tsy misy fahefana afa-tsy izay
avy amin' Andriamanitra; fa izay
misy dia voatendrin' Andriamani-
tra. 2 Koa izay manohitra ny fa-
hefana dia manohitra ny voaten-
drin' Andriamanitra; ary izay ma-
nohitra dia hahazo fahamelohana.
3 Fa ny mpanapaka dia tsy mba
tahotry ny manao tsara, fa ny ma-
nao ratsy hiany. Ary ny tsy hata-
hotra ny fahefana va no tianao?
Ataovy ary izay tsara, dia hahazo
dera avy aminy hianao; 4 fa mpa-
nompon' Andriamanitra izy haha-
tsara anao. Fa raha ratsy kosa no
ataonao, dia matahora, fa tsy entiny
foana tsy akory ny sabatra; fa
mpanompon' Andriamanitra izy, dia
mpamaly handatsaka fahatezerana
amin' izay manao ratsy. 5 Koa
tsy maintsy manaiky ny olona, nefa
tsy noho ny fahatezerana hiany, fa
noho ny fieritreretana koa.

6 Fa noho izany no andoavanareo
vola hetra; fa mpanompon' Andria-
manitra mitandrina izany zavatra
izany indrindra ireny. 7 Mandoava
amin' izy rehetra izay tokony ho
azy avy: vola hetra ho an' izay
tokony handoavan-ketra, fadin-tse-
ranana ho an' izay tokony handoa-
vana fadin-tseranana, tahotra ho an'
izay tokony hatahorana, haja ho
an' izay tokony hohajaina.

8 Aza avela hisy tsy voaloa na
amin' iza na amin' iza, afa-tsy ny
fifankatiavanareo hiany; fa izay tia
ny namany dia efa nahatanteraka
ny lalàna. 9 Fa ny hoe: "Aza
mijangajanga, aza mamono olona,
aza mangalatra, aza mitsiriritra za-
vatr' olona" (Eks. xx. 13-17), mba-
min' izay didy hafa rehetra, dia
samy efa ao anatin' izao teny izao
hoe: "Tiava ny namanao tahaka
ny tenanao" (Lev. xix. 18). 10
Ny fitiavana tsy manisy ratsy ny
namana; koa dia ny fitiavana no
fahatanterahana ny lalàna.

11 Ary tokony hanao izany in-
drindra isika, satria fantatsika ny
andro, fa ankehitriny izao dia ora
tokony hifohazanareo amy ny faha-
toriana; fa ankehitriny ny famon-
jena antsika dia akaiky noho ny
tamy ny andro vao ninoantsika. 12
Efa ho lasa ny alina, ka efa mby
akaiky kokoa ny andro; koa aoka
hariantsika ny asan' ny maizina ka
hitafiantsika ny fiadian' ny mazava.
13 Aoka isika hitondra tena tsara
toy ny amy ny andro; tsy amy ny
filalaovan-dratsy, na amy ny faha-
mamoana, tsy amy ny fijangajan-
gana, na amy ny fijejojejoana, tsy
amy ny fifandirana, na amy ny
fialonana. 14 Fa itafio Jesosy
Kristy Tompo, ary aza miahy ny
amy ny nofo hahatanteraka ny
filany.

*Ny amy ny handraisana izay ma-
lemy finoana, sy ny tokony hi-
fandeferana.*

XIV. ARY raiso ny malemy fino-
ana, nefa aza mandray
azy hitsaranareo ny eritreriny. 2
Ny anankiray mino fa mahazo mi-
hinana ny zavatra rehetra izy, fa
ny anankiray kosa malemy finoana,
ka dia mihinana zava-maniry hiany.
3 Aoka ny mihinana tsy hanamavo
ny tsy mihinana; ary aoka kosa ny
tsy mihinana tsy hitsara ny mihi-
nana; fa Andriamanitra no efa
nandray azy. 4 Iza moa hianao
izay mitsara ny mpanompon' ny
hafa? Amy ny tompony hiany no
ijoroany na ahalavoany. Nefa ham-
pitoerina hiany izy; fa mahay mam-
pitoetra azy ny Tompo.

5 Ny anankiray manao ny andro
anankiray ho mihoatra noho ny an-
dro sasany; ary ny anankiray kosa
manao ny andro rehetra hitovy.
Aoka samy hatoky tsara ao amy
ny sainy avy izy. 6 Ny mitan-
drina ny andro dia mitandrina izany
ho any ny Tompo. Ary ny mihi-
nana dia mihinana ho any ny Tom-
po, satria misaotra an' Andriamani-
tra izy; ary ny tsy mihinana kosa

dia tsy mihinana ho any ny Tompo,
sady misaotra an' Andriamanitra
koa izy.
7 Fa tsy misy velon-ko any ny
tenany isika, ary tsy misy maty ho
any ny tenany. 8 Fa raha velona
isika, dia velona ho any ny Tompo;
ary raha maty isika, dia maty ho
any ny Tompo; koa amin' izany,
na velona na maty isika, dia any
ny Tompo hiany. 9 Fa izany no
nahafatesany Kristy sy nahavelo-
many indray, mba ho Tompon' ny
maty sy ny velona Izy.
10 Fa nahoana hianao no mitsara
ny rahalahinao? Ary nahoana kosa
hianao no manao tsinontsinona ny
rahalahinao? Fa samy hiseho eo
anoloan' ny fitsaran' Andriamanitra
isika rehetra. 11 Fa voasoratra
hoe:

> "Raha velona koa Aho, hoy
> Jehovah, ny lohalika re-
> hetra handohalika amiko,
> Ary ny lela rehetra hidera
> an' Andriamanitra" (Isa.
> xlv. 23).

12 Koa samy hampamoahin' An-
driamanitra ny amy ny tenany avy
isika rehetra.
13 Koa aza mifampitsara intsony
isika; fa aleo mihevitra[1] izao, dia
ny tsy hanisy fandavoana na fana-
fintohinana eo anoloan' ny rahalahy.
14 Mahalala sady matoky ao aminy
Jesosy Tompo aho fa tsy misy zava-
tra maloto ho azy; fa raha misy
manao zavatra ho maloto, dia aminy
hiany no maloto izany. 15 Fa raha
mampalahelo ny rahalahinao ny
fihinanao, dia tsy mba manaraka
ny fitiavana intsony hianao. Aza
ny fihinanao no animbanao azy, fa
efa maty Kristy hamonjy azy. 16
Aoka ary tsy mba hotenenina ratsy[2]
ny fahasoavana azonareo. 17 Fa
ny fanjakan' Andriamanitra dia tsy
amy ny fihinanana sy ny fisotroana,
fa fahamarinana sy fiadanana ary
fifaliana ao amy ny Fanahy Masina.
18 Fa izay manompo any Kristy
amin' izany zavatra izany no sitrak'
Andriamanitra sy eken' ny olona fa
tsara.
19 Koa dia aoka isika hiezaka
hitady ny momba ny fiadanana sy
ny momba ny fifampandrosoana.
20 Aza izay hanina no andravanao
ny asan' Andriamanitra. Madio
avokoa ny zavatra rehetra, nefa
ratsy ho any ny olona izay mihinana
amy ny fahatafintohinana. 21 Fa
tsara ny tsy mihinana hena, na mi-
sotro divay, na manao izay haha-
tafintohina[3] ny rahalahinao. 22
Ny finoana izay ananananao dia ha-
zony ho anao eo anatrehan' Andria-
manitra. Sambatra izay tsy mana-
meloka ny tenany amin' izay zava-
tra ekeny. 23 Fa izay miahana-
hana dia meloka raha homana, satria
tsy avy amy ny finoana izany; fa
ota izay rehetra tsy avy amy ny
finoana.

XV. Fa isika izay matanjaka dia
tokony hitondra ny fahalemen'
ny malemy ka tsy hitady izay haha-
faly ny tenantsika hiany. 2 Aoka
isika rehetra samy hitady izay ha-
hafaly ny namantsika amin' izay
hahasoa sy hampandroso azy. 3
Fa Kristy aza tsy nitady izay haha-
faly ny tenany; fa araka ny voa-
soratra hoe: "Ny latsa nataon' izay
nandatsa Anao dia nihatra tamiko"
(Sal. lxix. 10). 4 Fa izay rehetra
voasoratra fahiny dia nosoratana ho
fianarantsika hananantsika ny fa-
nantenana amy ny faharetana sy
ny fiononana avy amy ny Soratra
*Masina.*
5 Fa Andriamanitry ny fahare-
tana sy ny fiononana anie hampiray
hevitra anareo araka any Kristy
Jesosy, 6 mba ho saina iray sy vava
iray no hiarahanareo mankalaza an'
Andriamanitra, Rainy Jesosy Kristy
Tompontsika.

---

[1] *Gr.* mitsara. [2] *Gr.* hanaovana blasphemia; *izahao Mat.* ix. 3.
[3] *Ampio hoe:* [na hahalavo, na hahalemy].

7 Koa mifandraisa hianareo ta-
haka ny nandraisany Kristy ana-
reo[1] koa ho voninahitr' Andria-
manitra. 8 Fa lazaiko fa Kristy
efa tonga mpanompon' ny voafora
noho ny fahamarinan' Andriamani-
tra hahatò ny teny fikasana tamy
ny razana, 9 mba hankalazan' ny
jentilisa an' Andriamanitra koa noho
ny famindrampo, araka ny voaso-
ratra hoe :

"Izany no hiderako Anao any amy ny jentilisa
Sy hankalazako ny anaranao" (Sal. xviii. 50).

10 Ary hoy koa Izy :

"Miravoravoa, ry jentilisa, mbamy ny olony" (Deo. xxxii. 43).

11 Ary koa :

"Miderà any Jehovah, ry jentilisa rehetra,
Ary aoka hankalaza Azy ny firenena rehetra" (Sal. cxvii. 1).

12 Ary hoy koa Isaia :

"Hisy Solofony Jese,
Dia Ilay hitsangana hanapaka ny jentilisa ;
Izy no hitokian' ny jentilisa" (Isa. xi. 10).

13 Ary Andriamanitry ny fanan-
tenana anie hameno anareo amy ny
fifaliana sy ny fiadanana rehetra
amy ny finoanareo, mba hitomboa-
nareo amy ny fanantenana noho ny
herin' ny Fanahy Masina.

14 Fa izaho koa, ry rahalahiko,
dia matoky ny aminareo fa feno
fahatsarana hianareo, dia feno ny
fahalalana rehetra sady mahay mi-
fananatra koa. 15 Kanefa amy ny
fahasahiana no anoratako ny teny
sasany aminareo, toy ny mampaha-
tsiaro anareo indray noho ny faha-
soavana nomen' Andriamanitra ahy,
16 mba ho mpanompony Kristy
Jesosy ho any ny jentilisa aho ka
manao fanompoam-pivavahana amy
ny itoriako ny filazantsaran' Andria-
manitra, mba horaisina amy ny fan-
kasitrahana ny fanatitra, dia ny
jentilisa, rehefa nohamasinin' ny
Fanahy Masina. 17 Ka dia ma-
nana izay hataoko rehareha ao ami-
ny Kristy Jesosy aho noho ny amin'
Andriamanitra. 18 Fa tsy sahiko
lazaina izay zavatra tsy nampanao-
viny Kristy ahy, na tamy ny teny,
na tamy ny asa, mba hampanaiky
ny jentilisa, 19 dia tamy ny herin'
ny famantarana sy ny fahagagana,
ary tamy ny herin' ny Fanahy Ma-
sina,[2] dia hatrany Jerosalema ka
manodidina hatrany Ilyrikiona, no
nahatanterahako ny fitoriako ny
filazantsarany Kristy. 20 Koa dia
nataoko ho voninahitro ny hitory
ny filazantsara toy izao : tsy eo
amin' izay efa niantsoana any Kristy
anefa, fandrao hanovona eo ambonin'
izay efa naorin' ny sasany aho ; 21
fa araka ny voasoratra hoe :

"Izay tsy nilazana Azy no hahita,
Ary izay tsy nandre no hahafantatra" (Isa lii. 15).

22 Ary izany no nahasampona
ahy matetika tsy hankany aminareo.
23 Fa ankehitriny, satria tsy misy
antony intsony ny itoerako amin'
ireto tany ireto, sady efa naniry
hatramy ny taona maro hankany
aminareo aho, 24 raha mankany
Spania ; fa manantena hahita anareo
amy ny alehako aho ka haterinareo
ho any, rehefa afakafaka ny alahe-
loko anareo.

25 Fa ankehitriny dia efa han-
kany Jerosalema aho hanompo ny
olona masina. 26 Fa efa sitrapony
Makedonia sy Akaia ny hamory
vola hiantrana ny malahelo amy ny
olona masina any Jerosalema. 27
Eny, sitrapony izany, sady mpitrosa
aminy izy. Fa raha ny jentilisa no
niombona ny zava-panahy taminy,
dia tokony hanompo azy kosa amy
ny zavatra momba ny nofo izy. 28
Ary rehefa vitako izany, ka voato-

[1] *Na:* [antsika].

[2] *Na:* [Fanahin' Andriamanitra].

lotro azy soa aman-tsara izany vo
katra izany, dia hihazo any aminareo
aho, raha mankany Spania. 29 Ary
fantatro fa raha mankany aminareo
aho, dia homba ahy ny fahafenoan'
ny fitahiany Kristy.
30 Ary mangataka aminareo aho,
ry rahalahy, noho ny aminy Jesosy
Kristy Tompontsika sy ny fitiavana
avy amy ny Fanahy, mba hiaraha-
nareo miezaka amiko amy ny fiva-
vahanareo amin' Andriamanitra ho
ahy, 31 mba ho voavonjy amy ny
tsy mino any Jodia aho, ary mba
hankasitrahan' ny olona masina
izay fanompoana hataoko any Jero-
salema, 32 mba hankanesako any
aminareo amy ny fifaliana, raha
sitrapon' Andriamanitra, ka samy
ho velombelona ny fontsika. 33
Ary Andriamanitry ny fiadanana
anie ho aminareo rehetra. Amena.

*Famangiana sy teny farany.*

XVI. INDRY, Foiby anabavin-
tsika, diakon' ny fiango-
nana aty Kenkrea, lazaiko tsara
aminareo, 2 mba horaisinareo ao
amy ny Tompo izy, toy izay mien-
drika ny olona masina, ary mba
hampianareo izy amin' izay raha-
raha ilany anareo; fa izy dia mpi-
ahy ny maro mbamy ny tenako koa.
3 Veloma aminy Prisila sy Ako-
ila, mpiara-miasa amiko ao aminy
Kristy Jesosy; 4 izy mivady dia
nanolotra ny tendany hamonjy ny
aiko; nefa tsy izaho hiany no misao-
tra azy, fa ny fiangonana rehetra
any amy ny jentilisa koa. 5 Ary
veloma amy ny fiangonana izay ao
an-tranony. Veloma aminy Epai-
neto malalako, izay voaloham-boka-
try Asia ho any Kristy. 6 Veloma
aminy Maria, izay nikely aina fatra-
tra ho anareo. 7 Veloma aminy
Androniko sy Jonia, havako sy na-
mako niara-nifatotra tamiko, izay
malaza eo amy ny Apostoly sady
tao aminy Kristy talohako. 8 Ve-
loma aminy Ampliato, malalako ao
amy ny Tompo. 9 Veloma aminy
Orbano, mpiara-miasa aminay ao
aminy Kristy, sy Staky malalako.
10 Veloma aminy Apela, ilay efa
voazaha toetra ao aminy Kristy.
Veloma amy ny ankohonany Aris-
tobolo. 11 Veloma aminy Hero-
diona havako. Veloma amy ny
ankohonany Narkisa, izay ao amy
ny Tompo. 12 Veloma aminy Try-
fena sy Tryfosa, izay mikely aina
ao amy ny Tompo. Veloma aminy
Persy malala, izay nikely aina fatra-
tra tao amy ny Tompo. 13 Veloma
aminy Rofosy, ilay voafidy ao amy
ny Tompo, ary amy ny reniny sy
reniko. 14 Veloma aminy Asyn-
krito, Flegona, Hermesy, Patroba,
Herma, mbamy ny rahalahy ao
aminy. 15 Veloma aminy Filologo
sy Jolia, Nerea sy ny anabaviny sy
Olympa ary ny olona masina rehetra
izay ao aminy. 16 Mifanaova ve-
loma amy ny fanorohana masina.
Ny fiangonana rehetra any Kristy
manao veloma anareo.
17 Fa izaho mananatra anareo,
ry rahalahy, mba hitandrina ny
amin' izay mahatonga ny fisarahana
sy ny fahatafintohinana tsy araka
ny fampianarana efa nianaranareo;
mialà amin' ireny olona ireny. 18
Fa izy ireny tsy mba manompo any
Kristy Tompontsika, fa ny kibony
hiany; ary teny malefaka sady tsara
lahatra no amitahany ny fon' ny
tsy ary saina. 19 Fa efa niely any
amy ny olona rehetra ny lazan' ny
fanarahanareo. Ary faly aho noho
ny aminareo; satria tiako ho hendry
amin' izay tsara hianareo, ary tsy
hiharo amin' izay ratsy. 20 Fa
Andriamanitry ny fiadanana hano-
rotoro any Satana faingana eo am-
banin' ny tongotrareo.
Ho aminareo anie ny fahasoavany
Jesosy Kristy Tompontsika.
21 Manao veloma anareo Timoty,
mpiara-miasa amiko, sy Losio sy
Jasona ary Sosipatro havako. 22
Izaho, Tertio, izay manoratra ity
epistily ity, manao veloma anareo
ao amy ny Tompo. 23 Gaio, ilay

itoeranay sy ny fiangonana rehetra, manao veloma anareo. Erasto, mpitahiry ny volam-panjakana ato antanàna, sy Koarto rahalahy manao veloma anareo.[1]

25 Ary ho an' Izay mahay mampahery anareo araka ny filazantsarako sy ny fitoriana any Jesosy Kristy, araka ny fampisehoana ny zava-niafina, izay voàfina hatry ny fony fahagola, 26 fa efa naseho ankehitriny tamin' izay soratry ny mpaminany, araka ny didin' Andriamanitra mandrakizay, ka nampahafantarina any amy ny firenena rehetra hahatonga fanekena ny finoana,—27 ho an' Andriamanitra tokana hiany sady hendry anie ny voninahitra amy ny alalany Jesosy Kristy mandrakizay mandrakizay. Amena.

---

# NY EPISTILY VOALOHANY

HO ANY NY

# KORINTIANA.

---

*Fitarihan-teny sy fiarahabana ary fisaorana.*

I. PAOLY, voantso ho Apostoliny Jesosy Kristy noho ny sitrapon' Andriamanitra, ary Sostena rahalahy, 2 mamangy ny fiangonan' Andriamanitra any Korinto, dia izay nohamasinina ao aminy Kristy Jesosy, olona voantso sady masina, mbamin' izay rehetra miantso ny anarany Jesosy Kristy Tompontsika eny amy ny tany rehetra, dia azy sy antsika: 3 ho aminareo anie ny fahasoavana sy ny fiadanana avy amin' Andriamanitra Raintsika sy Jesosy Kristy Tompo.

4 Misaotra an' Andriamanitro mandrakariva ny aminareo aho noho ny fahasoavan' Andriamanitra izay nomena anareo ao aminy Kristy Jesosy, 5 dia ny nampananana harena anareo ao aminy amy ny zavatra rehetra, na ny teny rehetra, na ny fahalalana rehetra, 6 araka ny niorenan' ny filazana any Kristy teo aminareo, 7 ka dia tsy latsaka amy ny fanomezam-pahasoavana rehetra hianareo, miandry ny fisehoany Jesosy Kristy Tompontsika, 8 Izay hampiorina anareo koa hatramy ny farany, ka dia tsy hanan-tsiny hianareo amy ny androny Jesosy Kristy Tompontsika. 9 Mahatoky Andriamanitra, Izay nahatonga ny fiantsoana anareo hananareo firaisana amy ny Zanany, dia Jesosy Kristy Tompontsika.

*Anatra noho ny fifampiandanian' ny fiangonana tao Korinto, sy filazana ny amy ny nitoriany Paoly ny filazantsara.*

10 ARY mananatra anareo aho, ry rahalahy, amy ny anarany Jesosy Kristy Tompontsika, mba hiray teny hianareo rehetra, ka tsy hisy fisarahana eo aminareo, fa mba ho tafakambana tsara hianareo hiray saina sy hevitra. 11 Fa efa voalazan' ny avy amy ny ankohonany Kloa tamiko ny amy ny toe-

---

[1] *Ampio hoe:* 24 [Ho aminareo rehetra anie ny fahasoavany Jesosy Kristy Tompontsika. Amena].

trareo, ry rahalahiko, fa misy fifam-
piandaniana eo aminareo. 12 Izao
anefa no anaovako izany: Hianareo
samy manao hoe: Izaho any Paoly,
na: Izaho any Apolosy, na: Izaho
any Kefasy, na: Izaho any Kristy.
13 Voazarazara va Kristy? Paoly
va no voahombo tamy ny hazo fija-
liana hamonjy anareo, sa ho amy ny
anarany Paoly no nanaovam-batisa
anareo? 14 Misaotra an' Andria-
manitra aho fa tsy nisy nataoko
batisa hianareo afa-tsy Krispo sy
Gaio, 15 fandrao misy milaza fa
efa natao batisa ho amy ny anarako
hianareo. 16 Nefa mba efa nanao
batisa ny ankohonany Stefanasy
koa aho; afa-tsy ireo dia tsy hitako
izay nataoko batisa. 17 Fa Kristy
tsy naniraka ahy hanao batisa, fa
hitory ny filazantsara, tsy tamy ny
teny fahendrena, fandrao ho foana
ny hazo fijaliany Kristy.
18 Fa ny teny ny amy ny hazo
fijaliana dia fahadalana amin' izay
ho very, fa herin' Andriamanitra
kosa amintsika izay hovonjena. 19
Fa voasoratra hoe:

> "Hofoanako ny fahendren' ny hendry
> Ary holaviko ny fahalalan' ny mahalala" (Isa. xxix. 14).

20 Aiza ny hendry? Aiza ny mpa-
nora-dalàna? Aiza ny mpiady he-
vitra avy amin' izao tontolo izao?
Tsy nampodin' Andriamanitra ho
fahadalana va ny fahendren' izao
tontolo izao? 21 Fa satria, na dia
naseho aza ny fahendren' Andria-
manitra,[1] ny fahendrena dia tsy
nahatonga izao tontolo izao hahalala
an' Andriamanitra, ka dia ny faha-
dalan' ny fitorian-teny no sitrak'
Andriamanitra hamonjeny izay
mino; 22 fa ny Jiosy mila faman-
tarana, ary ny jentilisa[2] mitady
fahendrena, 23 fa izahay kosa mi-
tory any Kristy voahombo tamy ny
hazo fijaliana, dia fahatafintohinana
amy ny Jiosy ary fahadalana amy
ny jentilisa, 24 fa amin' izay voan-
tso kosa, na Jiosy na jentilisa,[2] dia
Kristy, Izay herin' Andriamanitra
sy fahendren' Andriamanitra. 25
Fa ny fahadalan' Andriamanitra
dia hendry noho ny olona; ary ny
fahalemen' Andriamanitra mahery
noho ny olona.
26 Fa hevero ny fiantsoana ana-
reo, ry rahalahy, fa tsy firy no olon-
kendry araka ny nofo, tsy firy no
olona mahery, tsy firy no avo raza-
na; 27 fa ny adala amin' izao ton-
tolo izao no nofidin' Andriamanitra
hampahamenatra ny hendry; ary
ny malemy amin' izao tontolo izao
no nofidin' Andriamanitra hampa-
hamenatra ny mahery; 28 ary ny
iva razana amin' izao tontolo izao
sy izay fanevateva no nofidin' An-
driamanitra, dia ny atao ho tsy
misy aza, mba hahafoana ny misy,
29 mba tsy hisy nofo hahazo mireha-
reha eo anatrehan' Andriamanitra.
30 Fa avy aminy no nanaovana
anareo ho ao aminy Kristy Jesosy,
Izay nataon' Andriamanitra fahen-
drena sy fahamarinana sy fahamasi-
nana ary fanavotana ho antsika, 31
mba ho araka ny voasoratra hoe:
"Izay mirehareha, aoka Jehovah no
ho reharehany" (Jer. ix. 23).
II. Ary izaho koa, ry rahalahy,
raha tonga tany aminareo, dia
tsy tonga tamy ny teny sy fahen-
drena marevaka, raha nitory tami-
nareo ny zava-miafina izay[3] an'
Andriamanitra. 2 Fa ninia tsy ha-
hafantatra zavatra hafa teo ami-
nareo aho, afa-tsy Jesosy Kristy,
indrindra fa Izy voahombo tamy
ny hazo fijaliana; 3 ary izaho, raha
tany aminareo, dia azon' ny fahale-
mena sy ny fahatahorana ary ny
fangovitana be; 4 ary ny teniko sy
ny tori-teniko dia tsy tamy ny teny
fahendrena mahataona, fa tamy ny

[1] *Na:* Fa noho ny fahendren' Andriamanitra. [2] *Gr.* Grika.
[3] *Na:* [ny filaz ana].

fanehoan' ny Fanahy sy ny hery,
5 mba tsy hiorenan' ny finoanareo
amy ny fahendren' ny olona, fa amy
ny herin' Andriamanitra hiany.
6 Anefa milaza fahendrena amy
ny efa matanjaka izahay, fa tsy ny
fahendren' izao tontolo izao, na ny
any ny mpanapak' izao tontolo izao,
izay olona mihalevona; 7 fa milaza
ny fahendren' Andriamanitra izahay
ka maneho zava-niafina, *dia fahen-
drena* izay nafenina sady voaten-
drin' Andriamanitra ho voninahi-
tsika talohan' ny nanaovana izao
tontolo izao; 8 ary tsy nisy naha-
lala izany ny mpanapak' izao ton-
tolo izao; fa raha nahalala izy, dia
tsy nohomboany tamy ny hazo fija-
liana ny Tompon' ny voninahitra.
9 Fa araka ny voasoratra hoe:
"Izay tsy mbola hitan' ny maso ary
tsy mbola ren' ny sofina na niditra
tao am-pon' ny olona, na inona na
inona no efa namboarin' Andriama-
nitra ho an' izay tia Azy" (Isa.
lxiv. 3), 10 dia isika no nanamba-
ran' Andriamanitra izany tamy ny
Fanahy; fa ny Fanahy mamantatra
ny zavatra rehetra, na dia ny saina
lalina izay an' Andriamanitra aza.
11 Fa iza no olona mahalala ny ao
am-pon' olona, afa-tsy ny fanahin'
ny olona izay ao anatiny hiany?
Ary toy izany koa, tsy misy maha-
lala ny ao am-pon' Andriamanitra
afa-tsy ny Fanahin' Andriamanitra
hiany.
12 Fa isika tsy nandray ny fana-
hin' izao tontolo izao, fa ny Fanahy
Izay avy amin' Andriamanitra, mba
ho fantatsika izay zavatra nomen'
Andriamanitra antsika. 13 Izany
koa no lazainay, tsy amy ny teny
ampianarin' ny fahendren' olona, fa
amy ny teny ampianarin' ny Fanahy,
raha milaza zava-panahy amin' izay
olona [1] araka ny Fanahy [2] izahay.
14 Fa ny olona izay araka ny nofo
hiany dia tsy mba mandray izay
any ny Fanahin' Andriamanitra; fa
fahadalana aminy izany sady tsy
azony, satria araka ny Fanahy no
amantarana izany. 15 Fa ny olona
araka ny Fanahy kosa dia mahafan-
tatra ny zavatra rehetra, kanefa izy
tsy fantarin' olona. 16 Fa "iza no
nahafantatra ny sain' ny Tompo
mba hampianatra Azy?" [3] (Isa. xl.
13.) Fa izahay manana ny sainy
Kristy.

*Ny amy ny raharahan' ny mpitori-
teny, sy ny mbola hizahan-toetra
azy.*

III. ARY izaho, ry rahalahy, tsy
nahazo niteny taminareo
tahaka ny amin' izay araka ny
Fanahy, fa tahaka ny amin' izay
mbola nofo, dia tahaka izay mbola
zaza hiany ao aminy Kristy. 2
Ronono no nomeko anareo, fa tsy
ventin-kanina, satria tsy mbola na-
tanjaka hianareo; eny, mbola tsy
matanjaka mandraka ankehitriny
aza, 3 fa mbola araka ny nofo hiany
hianareo. Fa raha misy fialonana
sy fifandirana eo aminareo, tsy araka
ny nofo va hianareo ka mandeha
araka ny fanaon' ny olona? 4 Fa
raha hoy ny anankiray: Izaho any
Paoly, ary ny anankiray kosa:
Izaho any Apolosy, moa tsy olona
hiany va hianareo?
5 Koa inona moa Apolosy, ary
inona moa Paoly? Mpanompo hiany
izay nahatonga anareo ho mpino
ireo, dia samy araka ny nomen' ny
Tompo azy avy. 6 Izaho namboly,
Apolosy nandena; fa Andriamani-
tra no nampitombo. 7 Ka dia tsi-
nontsinona izay mamboly, na izay
mandena, fa Andriamanitra Izay
mampitombo no izy. 8 Ary iray
hiany ny mpamboly sy ny mpande-
na; nefa samy handray izay valim-
pitiany avy araka ny fisasarany izy.
9 Fa mpiara-miasa amin' Andriama-
nitra izahay; ary sahan' Andriama-

[1] *Na:* teny.
[2] *Na:* raha mampikambana zava-panahy; *na:* raha mampitaha zava-panahy.
[3] *Na:* azy.

nitra sy trano arafitr' Andriamanitra
hianareo.

10 Araka ny fahasoavan' Andria-
manitra nomena ahy, tahaka ny
fanaon' ny mpità-marika mahay no
nanaovako ny fanorenana, ary ny
hafa mandrafitra eo amboniny; nefa
aoka ny olona rehetra hitandrina
izay arafiny eo amboniny. 11 Fa
tsy misy mahay manao fanorenana
hafa afa-tsy izay natao, dia Jesosy
Kristy. 12 Ary raha misy mandra-
fitra volamena, na volafotsy, na vato
tsara, na hazo, na bozaka, na mololo,
eo ambonin' ny fanorenana, 13 dia
haseho avokoa ny asan' ny olona
rehetra; fa ny andro no hampiseho
azy, satria haseho amin' afo izany
*andro izany*,[1] ka dia hozahan-toetra
amy ny afo ny asan' ny olona rehe-
tra. 14 Raha maharitra ny asan'
ny olona, izay narafiny teo amboni-
ny, dia handray valim-pitia izy. 15
Raha ho levon' ny afo ny asan' ny
olona, dia ho fatiantoka izy; fa ny
tenany kosa dia hovonjena, nefa toy
ny avy ao amy ny afo hiany izy.

16 Tsy fantatrareo va fa tempo-
lin' Andriamanitra hianareo, ary ny
Fanahin' Andriamanitra mitoetra
ao anatinareo? 17 Raha misy ma-
nimba ny tempolin' Andriamanitra,
dia mba hosimban' Andriamanitra
kosa izy; fa masina ny tempolin'
Andriamanitra, dia hianareo izany.[2]

18 Aza misy mamita-tena. Raha
misy eo aminareo manao azy ho
hendry amin' izao tontolo izao, aoka
ho adala izy mba ho hendry. 19
Fa ny fahendren' izao tontolo izao
dia fahadalana eo anatrehan' An-
driamanitra; fa voasoratra hoe:
"Ny hafetsen' ny hendry hiany no
entiny misambotra azy" (Job v.
13). 20 Ary indray: "Jehovah no
mahalala ny hevitry ny hendry, fa
zava-poana izany" (Sal. xciv. 11).

21 Ka dia aza misy manao olona
ho reharehany; fa anareo ny zava-
tra rehetra: 22 na Paoly, na Apo-
losy, na Kefasy, na izao tontolo izao,
na fiainana, na fahafatesana, na ny
zavatra ankehitriny, na ny zavatra
ho avy; dia anareo izany rehetra
izany; 23 ary hianareo any Kristy,
ary Kristy an' Andriamanitra.

IV. Aoka hataon' ny olona ho mpa-
nompony Kristy sy mpitan-
drina[3] ny zava-miafina izay an'
Andriamanitra izahay. 2 Ary raha
izany, dia fantatrareo fa ny mpitan-
drina[3] dia tokony ho olona maha-
toky. 3 Fa raha ny amiko, dia
ataoko ho zavatra kely foana, na
hotsarainareo aho, na hotsarain'
olona;[4] fa ny tenako aza tsy mitsara
ahy. 4 Fa tsy hitako izay tsiniko,
nefa tsy mahamarina ahy izany; fa
ny Tompo no Mpitsara ahy; 5 koa
amin' izany aza mitsara na inona
na inona alohan' ny fotoana, dia ny
fihavian' ny Tompo, Izay hampihari-
hary ny zavatra takona ao amy ny
maizina ka hampiseho ny fikasan' ny
fo; dia samy hahazo izay derany avy
amin' Andriamanitra izy rehetra.

*Anatra noho ny fiavonavonan' ny Korintiana.*

6 ARY izany zavatra izany, ry
rahalahy, nataoko oha-teny
hilaza ahy sy Apolosy noho ny ami-
nareo, mba hianaranareo aminay ny
tsy hihoatra noho ny voasoratra,
mba tsy hisy hireharehanareo han-
kalaza ny anankiray, fa hanevateva
ny anankiray kosa. 7 Fa iza no
mampihoatra anao? Ary inona no
ananananao, izay tsy noraisinao? Fa
raha nandray hiany hianao, nahoa-
na no mirehareha hoatra ny tsy
nandray?

8 Efa afa-po sahady hianareo, efa
manan-karena sahady hianareo, efa
manjaka hianareo; kanefa hay! tsy
izahay tsy akory no nahazoanareo
izany! Enga anie ka manjaka
tokoa hianareo, hiarahanay sy hia-

---

[1] *Na:* izany. [2] *Na:* dia masina koa hianareo. [3] *Gr.* mpitandrina fananana.
[4] *Gr.* andron' olona.

nareo manjaka. 9 Fa ataoko fa
nasehon' Andriamanitra ho faraidi-
na izahay Apostoly, dia toy izay
voaheloka hovonoina; fa izahay dia
natao ho fizàhan' izao rehetra izao,
na anjely na olona. 10 Izahay dia
adala noho ny aminy Kristy, fa hia-
nareo no hendry ao aminy Kristy!
izahay malemy, fa hianareo no ma-
hery! hianareo manan-daza, fa iza-
hay mavomavo! 11 Mandraka an-
kehitriny izao dia noana sy mange-
taheta sy tsy manan-kitafy sy asiana
totohondry ary tsy manana antom-
ponenana izahay; 12 ary misasatra
miasa amy ny tànanay izahay; raha
tevatevaina izahay, dia misaotra;
raha enjehina, dia miaritra; 13 raha
tenenina mafy, dia mamaly teny
moramora kosa; atao toy ny faditr'
izao tontolo izao izahay, dia faikan'
ny olona rehetra mandraka anke-
hitriny.

14 Tsy ny hahamenatra anareo
anefa no anoratako izany zavatra
izany, fa mananatra anareo toy ny
zanako malalako aho. 15 Fa na
dia manana mpampianatra iray alina
ao aminy Kristy aza hianareo, dia
tsy maro ray hianareo; fa izaho no
niteraka anareo ao aminy Kristy
Jesosy tamy ny filazantsara. 16
Koa mananatra anareo aho: mana-
hafa ahy hianareo. 17 Ary noho
izany dia nirahiko ho any aminareo
Timoty, zanako malalako sy maha-
toky ao amy ny Tompo, ka izy no
hampahatsiaro anareo ny fanaoko[1]
ao aminy Kristy, tahaka ny ampia-
nariko ao amy ny fiangonana rehetra
eny tontolo eny.

18 Fa ny sasany mirehareha hoa-
tra ilay tsy mikasa ho avy any
aminareo iny aho. 19 Fa ho avy
any aminareo faingana aho, raha
sitrapon' ny Tompo, dia ho fantatro
izay herin' ireo mpirehareha ireo, fa
tsy ny fiteniny. 20 Fa ny fanjakan'
Andriamanitra tsy amy ny teny, fa
amy ny hery. 21 Inona ary no tia-
nareo? Ho avy aminareo mitondra
tsorakazo va aho, sa amy ny fitia-
vana sy ny fahalemem-panahy?

*'Anatra noho ny tsy nanesorany ilay lehilahy nanao fitondrantena vetaveta.*

V. EFA re marina fa misy fijanga-
jangana atỳ aminareo, eny,
dia fijangajangana izay tsy misy ta-
haka azy na dia amy ny jentilisa aza,
fa misy anankiray manambady ny
vadin-drainy. 2 Ary hianareo in-
dray va no mirehareha, ka tsy nam-
palahelo anareo akory izany, mba
hesorina tsy ho ao aminareo ilay
nanao izany zavatra izany?

3 Fa izaho, na dia tsy teo aza ny
tenako, nefa teo hiany ny fanahiko,
dia efa nitsara sahady an' ilay na-
nao toy izany, tahaka ny teo hiany
aho: 4 amy ny anarany Jesosy
Tompontsika—rehefa tafangona hia-
nareo sy ny fanahiko omban' ny
heriny Jesosy Tompontsika—5 hano-
lotra izany anankiray izany ho any
Satana hanimbana ny nofo, mba
hamonjena ny fanahy amy ny an-
drony Jesosy Tompo.

6 Tsy mety ny firehareharehanareo.
Tsy fantatrareo va fa ny masirasira
kely dia mahazo ny vongana rehe-
tra? 7 Esory ny masirasira ela,
mba ho vongana vaovao hianareo,
araka izay tsy maha-misy masirasira
anareo. Fa voavono Kristy, Paska
ho antsika; 8 ka dia aoka isika
hanao andro firavoravoana, tsy amy
ny masirasira ela, na amy ny ma-
sirasira lolompo sy faharatsiana, fa
amy ny mofo tsy misy masirasira,
dia ny fahadiovam-po sy ny faha-
marinana.

9 Nanoratra taminareo teo amy
ny epistily aho mba tsy hiharoharo-
anareo amin' izay mpijangajanga;
10 nefa tsy ny mpijangajanga re-
hetra amin' izao tontolo izao, na ny
mpierina sy ny mpanao an-keriny,
na ny mpanompo sampy; fa raha

[1] *Gr.* làlako.

izany, dia tsy maintsy miala amin'
izao tontolo izao hianareo. 11 Fa
ny nanoratako taminareo dia ny
mba tsy hiharoharoanareo aminy,
raha misy atao hoe rahalahy, nefa
mpijangajanga, na mpierina, na
mpanompo sampy, na mpanaratsy,
na mpimamo, na mpanao an-keriny,
dia aza miara-mihinana akory amy
ny toy izany hianareo. 12 Fa
ahoako ny hitsara ny any ivelany?
Tsy ny ao anatiny va no tsarainareo?
13 Fa ny any ivelany dia tsarain'
Andriamanitra. Esory aminareo
ilay mpanao ratsy.

*Ny tsy mahamety ny miady eo anatrehan' ny tsy mino.*

VI. MISY aminareo va, raha manana ady amy ny namany,
sahy handeha hotsarain' ny olona
tsy marina, fa tsy eo anatrehan' ny
olona masina? 2 Sa tsy fantatrareo
fa ny olona masina dia hitsara izao
tontolo izao? Ary raha hitsara izao
tontolo izao hianareo, moa tsy miendrika hitsara izay zavatra madinika
indrindra va hianareo? 3 Tsy fantatrareo va fa hitsara anjely isika?
mainka fa izay zavatra momba izao
fiainana izao. 4 Koa raha misy hotsarainareo ny amy ny momba izao
fiainana izao, moa izay ataon' ny
fiangonana ho tsinontsinona va no
tendrenareo ho mpitsara? 5 Hampahamenatra anareo no itenenako
izany. Hay! dia tsy misy olonkendry aminareo, na dia iray akory
aza, izay mahay manamboatra ny
adin' ny rahalahiny? 6 Fa ny rahalahy mandeha hiady amy ny rahalahiny, na dia hotsarain' ny tsy mino
aza. 7 Ary ankehitriny dia kilema
aminareo ny ananananareo[1] ady amy
ny namanareo. Nahoana no tsy
aleo mandefitra ny tsy rariny aza
hianareo? Nahoana no tsy aleo
maharitra hambakaina aza hianareo?
8 Kanjo hianareo indray no manao
izay tsy marina ka manambaka na
dia ny rahalahinareo aza.
9 Moa tsy fantatrareo va fa ny
olona tsy marina tsy mba handova
ny fanjakan' Andriamanitra? Aza
mety hofitahina hianareo; fa ny
mpijangajanga sy ny mpanompo
sampy sy ny mpaka vadin' olona sy
ny sodomita[2] 10 sy ny mpangalatra
sy ny mpierina sy ny mpimamo sy
ny mpanaratsy ary ny mpanao ankeriny dia tsy mba handova ny fanjakan' Andriamanitra. 11 Ary efa
mba toy izany hiany ny sasany aminareo, saingy efa voasasa[3] hianareo,
efa nohamasinina hianareo, efa nohamarinina hianareo, tamy ny anarany
Jesosy Kristy Tompo sy tamy ny
Fanahin' Andriamanitsika.

*Ny amy ny fijangajangana tsy azo atao ho isan' ny zavatra tsy mampaninona, tahaka ny hanina samihafa.*

12 NY zavatra rehetra azoko atao,
nefa tsy dia ary mahasoa
avokoa ny zavatra rehetra; ny zavatra rehetra azoko atao, nefa izaho
tsy mety handevozin-javatra na inona
na inona. 13 Ny hanina dia ho
any ny kibo, ary ny kibo ho any ny
hanina; nefa samy holevonin' Andriamanitra izy roroa. Fa ny tena
kosa dia tsy ho any ny fijangajangana, fa ho any ny Tompo; ary ny
Tompo ho any ny tena. 14 Ary
Andriamanitra efa nanangana ny
Tompo sady hanangana antsika koa
amy ny heriny. 15 Tsy fantatrareo va fa momba ny tenany Kristy
ny tenanareo? Moa hanala ny momba ny tenany Kristy va aho ka hanolotra izany ho momba ny tenan' ny
vehivavy janga? Sanatria izany!
16 Moa tsy fantatrareo va fa izay
miray amy ny vehivavy janga dia
tena iray aminy? fa hoy *Andriamanitra:* "Ho nofo iray hiany izy

[1] *Na:* matiantoka mihitsy ny fanahinareo, raha manana.
[2] *Izahao Lev.* xviii. 22.
[3] *Gr.* efa nanasa tena.

roroa" (Gen. ii. 24). 17 Fa izay
miray amy ny Tompo kosa dia fa-
nahy iray aminy. 18 Mandosira ny
fijangajangana. Izay fahotana re-
hetra ataon' ny olona dia eny ivelan'
ny tena hiany; fa ny mpijangajanga
kosa dia manota mihatra amy ny
tenany. 19 Ahoana ary? Moa
tsy fantatrareo fa ny tenanareo dia
tempolin' ny Fanahy Masina, Izay
ao anatinareo sady efa azonareo
tamin' Andriamanitra, ka tsy tom-
pon' ny tenanareo hianareo. 20 Fa
olom-boavidy hianareo, koa dia man-
kalazà an' Andriamanitra amy ny
tenanareo.

*Ny amy ny fanambadiana.*

VII. ARY ny amin' ireo zavatra
nosoratanareo, dia tsara
amy ny lehilahy raha tsy mikasi-
behivavy akory. 2 Anefa noho ny
fijangajangana dia aoka ny lehilahy
rehetra samy hanana ny vadiny avy,
ary aoka koa ny vehivavy rehetra
samy hanana ny vadiny avy. 3
Aoka ny lahy hanao izay mety ha-
tao amy ny vavy; ary mba toy izany
koa ny vavy amy ny lahy. 4 Ny
vavy tsy manam-pahefana amy ny
tenany, fa ny lahy; ary mba toy
izany koa ny lahy tsy manam-pahe-
fana amy ny tenany, fa ny vavy.
5 Aza misara-pandriana hianareo,
raha tsy amin' izay andro sasany
ifanekenareo ho andro hivavahana,
nefa mbola hiraisanareo fandriana
indray, mba tsy hakany Satana
fanahy anareo noho ny tsi-fahare-
tanareo. 6 Fandeferana anefa no
anaovako izany, fa tsy mandidy aho.
7 Fa tiako ho tahaka ahy ny olona
rehetra; kanefa samy manana izay
fanomezam-pahasoavana nomen' An-
driamanitra azy avy, ka ny anan-
kiray toy izao, ary ny anankiray
toy izao kosa.

8 Fa hoy izaho amy ny tsy ma-
nam-bady sy ny mpitondratena
kosa: Tsara aminy raha mitoetra
tahaka ahy izy. 9 Nefa raha tsy
maharitra izy, dia aoka hanam-bady
hiany; fa tsara ny manam-bady
noho ny ho maimay. 10 Ary ny
manam-bady dia didiako, nefa tsy
izaho, fa ny Tompo: Aoka tsy hiala
amy ny lahy ny vavy 11 (nefa raha
misy efa niala, dia aoka hitoetra tsy
manam-bady, na aoka hody amy ny
lahy); ary ny lahy aoka tsy hiala
amy ny vavy. 12 Fa amy ny sisa,
dia hoy izaho, fa tsy ny Tompo:
Raha misy rahalahy manam-bady
tsy mino, ary mety mitoetra aminy
hiany ny vavy, dia aoka tsy hialany
izy. 13 Ary raha misy vehivavy
manam-bady tsy mino, ka mety
mitoetra aminy hiany ny lahy, dia
aoka tsy hialany izy. 14 Fa ny
lahy tsy mino dia efa masina ao amy
ny vavy, ary ny vavy tsy mino dia
efa masina ao amy ny rahalahy;
raha tsy izany kosa, dia tsy madio
ny zanakareo; fa raha izany, dia
masina izy. 15 Fa raha ny tsy
mino no miala, aoka hiala izy. Na
rahalahy na anabavy dia tsy voafehy
amin' izany; fa Andriamanitra efa
niantso antsika amy ny fihavanana.
16 Fa ahoana moa no ahafantaranao,
ravehivavy, na hovonjenao ny vadi-
nao, na tsia? Ary ahoana no aha-
fantaranao, ralehilahy, na hovon-
jenao ny vadinao, na tsia?

17 Kanefa aoka ny olona rehetra
samy handeha araka izay anjarany
nomen' ny Tompo azy sy araka ny
niantsoan' Andriamanitra azy avy.
Ary izany no andidiako ao amy ny
fiangonana rehetra. 18 Misy nan-
tsoina voafora va? Aoka izy tsy
hovana ho tsy voafora. Misy nan-
tsoina tsy voafora va? Aoka izy
tsy hoforana. 19 Tsinontsinona ny
famorana, ary tsinontsinona ny tsi-
famorana; fa ny mitandrina ny
didin' Andriamanitra no izy. 20
Aoka ny olona rehetra samy hitoe-
tra eo amin' izay toetra efa nian-
tsoana azy hiany. 21 Nantsoina
va hianao raha mbola mpanompo?
Aoka tsy hampaninona anao izany;
nefa raha misy hahafahanao, aleo

izany.[1] 22 Fa ny andevo izay
voantso ao amy ny Tompo dia olona
afaka any ny Tompo; toy izany
koa, ny olona afaka izay voantso
dia mpanompony Kristy. 23 Fa
olom-boavidy hianareo, ka aza mety
ho andevon' olona. 24 Ry rahalahy,
aoka ny olona rehetra samy hitoetra
amin' Andriamanitra ao amin' izay
niantsoana azy avy.

25 Fa ny amy ny virijina dia tsy
manan-didy avy amy ny Tompo
aho; nefa ataoko izay hevitro ta-
haka izay niantran' ny Tompo ahy
ho mahatoky. 26 Koa izao no
ataoko fa tsara amy ny olona noho
ny fahoriana miseho ankehitriny,
dia ny mitoetra toy izao hiany. 27
Manam-bady va hianao? Aza mi-
tady izay hisarahana. Tsy manam-
bady va hianao? Aza mitady vady.
28 Nefa na dia hanam-bady aza
hianao, dia tsy manota tsy akory;
ary na dia hanam-bady aza ny viri-
jina, dia tsy manota izy. Kanefa
kosa hanam-pahoriana amy ny nofo
ireny; fa izaho miantra anareo.

29 Fa izao no lazaiko, ry raha-
lahy: Efa fohy[2] ny andro, mba ho
toy ny tsy manam-bady ny manana
amin' izao sisa izao; 30 ary mba
ho toy izay tsy mitomany ny mito-
many; ary mba ho toy izay tsy
mifaly ny mifaly; ary mba ho toy
izay tsy mahazo ny mividy; 31 ary
mba ho toy izay tsy mahavatra izao
fiainana izao loatra ny mahavatra
azy, fa mandalo ny fanaon' izao
fiainana izao. 32 Fa tiako tsy ho
maro ahina hianareo. Izay tsy ma-
nam-bady dia miahy ny any ny
Tompo mba hahafaly ny Tompo. 33
Fa izay manam-bady kosa miahy ny
an' izao fiainana izao mba hahafaly
ny vavy. 34 Ary tsy mitovy koa
ny vehivavy manam-bady sy ny
virijina. Ny vehivavy tsy manam-
bady mitandrina ny any ny Tompo,
mba ho samy masina avokoa ny
tenany sy ny fanahiny; fa izay
manam-bady kosa dia mitandrina
ny an' izao fiainana izao mba haha-
faly ny lahy. 35 Ary miteny izany
aho mba hahasoa anareo, fa tsy
haningotra anareo amy ny tadiva-
varana, fa mba hanaovanareo izay
miendrika sy hitoeranareo tsara
amy ny Tompo, ka tsy hivezivezen'
ny sainareo.

36 Fa raha misy mihevitra fa
tsy mety ny fitondrany ny *zanani-
vavy* virijina, satria mihoatra noho
ny taona tokony hanambadian' ny
zanany, ka tsy maintsy hisy izany,
dia aoka izy hanao izay sitrapony,
tsy manota izy; aoka hanam-bady
izy.[3] 37 Fa raha misy kosa efa
mikasa tsara ao am-pony, sady tsy
misy mahatery azy, fa mahazo ma-
naraka ny safidiny ka ninia tao am-
pony hiaro ny *zanani-vavy* virijina,
dia hanao tsara izy. 38 Ka izay
manome *ny zanani-vavy* virijina
hampakarina dia manao tsara, ary
izay tsy manome azy hampakarina
no manao tsaratsara kokoa.

39 Ny vavy voafehin' *ny lalàna*,
raha mbola velona ny lahy; fa raha
maty kosa ny lahy, dia afaka hanam-
bady izay tiany izy, nefa ao amy
ny Tompo hiany. 40 Nefa raha
araka ny hevitro, sambatra kokoa
izy raha mitoetra toy izao hiany;
ary ataoko fa izaho koa manana ny
Fanahin' Andriamanitra.

*Ny amy ny hena izay efa natao
fanatitra tamy ny sampy.*

VIII. ARY ny amy ny hena ate-
rina amy ny sampy,
dia fantatsika fa manana fahalalana
isika rehetra. Ny fahalalana mam-
pieboebo; fa ny fitiavana no mam-
pandroso. 2 Fa raha misy manao azy
hahalala, dia tsy mbola mahalala
araka izay tokony ho fantany akory
izy. 3 Fa raha misy tia an' Andria-
manitra, dia izy no fantany. 4 Ary

[1] *Na:* fa na dia misy hahafahanao aza, dia aleo manompo hiany.
[2] *Gr.* nohafohezina.
[3] *Gr.* aoka hivady ireo.

ny amy ny mihinana ny hena aterina
amy ny sampy, dia fantatsika fa tsi-
nontsinona akory ny sampy amin'
izao tontolo izao, ary tsy misy An-
driamanitra afa-tsy iray hiany. 5
Fa na dia misy aza atao hoe andria-
manitra, na any an-danitra, na etỳ
an-tany (toy ny misy andriamanitra
maro sy tompo maro); 6 nefa amin-
tsika kosa dia Andriamanitra iray
hiany, dia ny Ray, Izay nihavian' ny
zavatra rehetra, ary ho Azy isika;
ary iray hiany ny Tompo, dia Je-
sosy Kristy, Izay nahariana ny za-
vatra rehetra sady nahariana an-
tsika koa. 7 Kanefa tsy ary ma-
nana izany fahalalana izany avokoa
ny olona rehetra; fa ny sasany, sa-
tria zatra amy ny sampy mandraka
ankehitriny izao, dia homana ny
hena ka mahatsiaro azy ho zavatra
naterina tamy ny sampy; ka dia
voaloto ny fieritreretany, satria ma-
lemy.

8 Fa ny hanina tsy hampaninona
antsika amin' Andriamanitra; fa
na dia tsy homana aza isika, dia tsy
matiantoka; ary na dia homana
kosa aza isika, dia tsy mahazo tom-
bony. 9 Nefa tandremo, fandrao
izany fahafahanareo izany ho tonga
fahatafintohinana ho any ny ma-
lemy. 10 Fa raha misy mahita
anao izay manam-pahalalana mipe-
traka mihinana ao amy ny tempolin'
ny sampy, tsy hampahasahy ny fieri-
treretan' ny malemy hihinana izay
hena aterina amy ny sampy koa va
izany? 11 Fa verin' ny fahalalanao
ny malemy, dia ny rahalahy izay
navotany Kristy tamy ny fahafate-
sana? 12 Fa raha manota toy izany
amy ny rahalahy hianareo ka ma-
nimba ny fieritreretan' ny malemy,
dia manota aminy Kristy hianareo.
13 Koa raha ny hanina no mahata-
fintohina ny rahalahiko, dia tsy hi-
hinan-kena akory aho mandrakizay,
fandrao mahatafintohina ny rahala-
hiko.

*Ny nandeferany Paoly tsy hovelo-
min' ny fiangonana tao Korinto.*

IX. TSY olona afaka va aho?
Tsy Apostoly va aho? Tsy
efa nahita any Jesosy Tompontsika
va aho? Tsy asako ao amy ny
Tompo va hianareo? 2 Raha tsy
Apostoly ho any ny sasany aza aho,
dia Apostoly ho anareo tokoa; fa
hianareo no tombo-kase mah' Apos-
toly ahy ao amy ny Tompo. 3
Izany no avaliko izay manadina
ahy. 4 Moa tsy mahazo mihinana
sy misotro va izahay? 5 Moa tsy
mahazo mitondra vady izay isan' ny
mino[1] va izahay, tahaka ny Apos-
toly sasany koa sy ny rahalahin' ny
Tompo ary Kefasy? 6 Sa izaho
hiany sy Barnabasy no tsy mahazo
mitsahatra tsy miasa?

7 Iza no mandeha manafika ka
mivelona amy ny haren' ny tenany?
Iza no manao tanimboaloboka ka
tsy mihinana ny vokatra? Ary iza
no miandry ondry aman-osy ka tsy
mihinana ny rononony? 8 Moa
araka ny fihevitry ny olona va no
itenenako izany, sa ny lalàna mba
milaza izany koa? 9 Fa voasora-
tra eo amy ny lalàny Mosesy hoe:
"Aza manakombona ny vavan' ny
omby mively vary" (Deo. xxv. 4).
Ny omby va no ahin' Andriamani-
tra? 10 Sa noho izahay mihitsy
no nanaovana izany teny izany?
Eny, fa noho izahay indrindra no
nanoratana izany, satria izay miasa
tany dia tokony hiasa amy ny fa-
nantenana, ary izay mively vary dia
tokony hively amy ny fanantenana
hahazo. 11 Raha izahay namafy
izay zava-panahy ho anareo, dia
zavatra lehibe va raha mba mijinja
izay anananareo araka ny nofo kosa
izahay? 12 Raha ny hafa aza ma-
nana izany fahefana izany aminareo,
tsy mainka va fa izahay? Kanefa
tsy nanampatra izany fahefana iza-
ny izahay, fa mihafy amy ny zava-

[1] *Gr.* anabavy.

tra rehetra, fandrao hisakana ny
filazantsarany Kristy.
13 Tsy fantatrareo va fa izay
manompo amy ny zavatra masina
dia mihinana ny zavatry ny tempoly,
ary izay manompo eo amy ny alitara
dia miombona amy ny alitara? 14
Toy izany koa no nandidian' ny
Tompo, fa izay mitory ny filazan-
tsara dia hahazo fivelomana amy ny
filazantsara.
15 Nefa tsy nahavatra izany za-
vatra izany na dia kely akory aza
aho; ary tsy manoratra izany aho
mba hanaovana izany amiko; fa
aleoko maty toy izay hisy hahafoana
ny reharehako. 16 Fa raha mitory
ny filazantsara aho, dia tsy misy ho
reharehako, satria tsy maintsy ma-
nao izany; fa lozako, raha tsy mi-
tory ny filazantsara aho! 17 Fa
raha ny sitrapoko no anaovako iza-
ny, dia mahazo valim-pitia aho; fa
raha tsy ny sitrapoko, dia natolotra
ahy ho andraikitro izany. 18 Inona
ary no valim-pitia azoko? Dia izao:
raha mitory ny filazantsara aho, dia
tsy asiako fandoavam-bola ny fila-
zantsara, mba tsy hanampatra ny
fahefako amy ny filazantsara.
19 Fa na dia afaka amy ny olona
rehetra aza aho, dia mbola nataoko
ho mpanompon' ny olona rehetra
hiany ny tenako mba hahazoako
maromaro kokoa. 20 Tamy ny
Jiosy, dia tonga toy ny Jiosy aho,
mba hahazoako ny Jiosy; tamin'
izay ambanin' ny lalàna, dia tonga
toy izay ambanin' ny lalàna aho, na
dia tsy ambanin' ny lalàna aza aho,
mba hahazoako izay ambanin' ny
lalàna; 21 tamin' izay tsy manana
lalàna, dia toy izay tsy manana la-
làna aho (kanefa tsy mba olona tsy
manana lalàna amin' Andriamanitra
aho, fa ambanin' ny lalàny Kristy),
mba hahazoako izay tsy manana la-
làna; 22 tamy ny malemy dia tonga
malemy aho, mba hahazoako ny ma-
lemy; efa tonga zavatra rehetra aho
amy ny olona rehetra, mba hamon-
jeko ny sasany na iza na iza. 23
Ary izany rehetra izany dia ataoko
noho ny filazantsara mba ho tonga
mpiombona aminy aho.
24 Tsy fantatrareo va fa izay
mihazakazaka eo amy ny tany fiha-
zakazahana dia samy mihazakazaka
avokoa, nefa ny iray hiany no ma-
hazo ny loka? Mihazakazaha toy
izany mba hahazoanareo. 25 Ary
ny mpihazakazaka rehetra dia ma-
honon-tena amy ny zavatra rehetra.
Kanefa ireny dia mitady satrobo-
ninahitra mety ho lo hiany, fa isika
kosa ny tsy mety ho lo. 26 Raha
izaho ary, dia mihazakazaka, nefa
tsy toy ny manao kitoatoa; ary
mamely totohondry aho, nefa tsy
toy ny mamely ny rivotra; 27 fa
asiako mafy ny tenako ho mangana
ka andevoziko, fandrao, na dia efa
nitory tamy ny sasany aza aho, dia
holavina kosa ny tenako.

*Fananarana fandrao misy mana-*
*ram-po araka ny nofo ka tratry*
*ny loza.*

X. FA tsy tiako tsy ho fantatra-
reo, ry rahalahy, fa ny ra-
zantsika rehetra dia tambanin' ny
rahona, ary izy rehetra namaky ny
ranomasina, 2 ary izy rehetra dia
natao batisa ho aminy Mosesy tao
amy ny rahona sy ny ranomasina,
3 ary izy rehetra nihinana ny fihi-
nam-panahy iray hiany, 4 ary izy
rehetra nisotro ny fisotrom-panahy
iray hiany; fa nisotro tamy ny vato-
lampy fanahy izay nanaraka azy
izy, ary Kristy izany vatolampy
izany. 5 Nefa ny ankabiazany dia
tsy sitrak' Andriamanitra, fa narin-
gana tany an-efitra.
6 Ary izany zavatra izany dia
tonga anatra ho antsika, mba tsy
ho mpila zava-dratsy isika toy ny
nilan' ireny. 7 Ary aoka tsy ho
mpanompo sampy hianareo tahaka
ny sasany tamin' ireny, araka ny
voasoratra hoe: "Ny olona nipe-
traka hihinana sy hisotro, dia nitsan-
gana hilalao" (Eks. xxxii. 6). 8

Ary aoka tsy hijangajanga isika
tahaka ny sasany tamin' ireny, ka
telo arivo amby roa alina no ringana
indray andro. 9 Ary aoka tsy
haka fanahy ny Tompo[1] isika, ta-
haka ny nakan' ny sasany tamin'
ireny fanahy Azy, ka matin' ny
menarana ireny. 10 Ary aoka tsy
himonomonona hianareo tahaka ny
sasany tamin' ireny, izay matin' ny
mpandringana. 11 Ary izany dia
nanjo azy mba ho anatra, sady voa-
soratra izany ho fananarana antsika
izay niharan' ny faran' izao tontolo
izao. 12 Koa izay manao azy fa
efa mijoro tsara, dia aoka izy hitan-
drina, fandrao ho lavo.

13 Tsy misy fakam-panahy na-
hazo anareo afa-tsy izay zakan' ny
olombelona; nefa mahatoky Andria-
manitra ka tsy hamela anareo ha-
laim-panahy mihoatra noho izay za-
kanareo; fa momba ny fakam-
panahy dia hasiany làlana hahafaha-
nareo koa mba hahazakanareo izany.

14 Koa amin' izany, ry malala,
mandosira ny fanompoan-tsampy.
15 Miteny toy ny amy ny olo-ma-
nan-tsaina aho; heveronareo izay
lazaiko. 16 Ny kapoaky ny fisao-
rana izay isaorantsika, tsy firaisana
amy[2] ny rany Kristy va izany?
Ny mofo izay vakintsika, tsy firai-
sana amy[2] ny tenany Kristy va
izany? 17 Satria iray hiany ny
mofo, dia tena iray hiany isika na
dia maro aza; fa isika rehetra dia
samy mandray amin' izany mofo
iray izany avokoa. 18 Indreo ny
Isiraely araka ny nofo; moa izay
mihinana ny fanatitra tsy mpiom-
bona amy ny alitara va?

19 Inona ary no holazaiko? Mety
ho zavatra va ny hena aterina amy
ny sampy, na mety ho zavatra va
ny sampy? 20 Tsia, fa izay zavatra
aterin' ny jentilisa ho fanatitra, dia
ateriny amy ny demonia, fa tsy
amin' Andriamanitra (Deo. xxxii.
17); koa tsy tiako ho mpiombona
amy ny demonia hianareo. 21 Tsy
mahazo misotro amy ny kapoaky
ny Tompo sy ny kapoaky ny demo-
nia hianareo; tsy mahazo mihinana
amy ny latabatry ny Tompo sy ny
latabatry ny demonia hianareo. 22
Mampahasaro-piaro ny Tompo va
isika? Mahery noho Izy va isika?

23 Ny zavatra rehetra azo atao,
nefa tsy ny zavatra rehetra no ma-
hasoa; ny zavatra rehetra azo atao,
nefa tsy ny zavatra rehetra no mam-
pandroso. 24 Aoka tsy hisy olona
hitady ny hahasoa ny tenany, fa ny
hahasoa ny namany. 25 Izay hena
rehetra amidy eny an-tsena dia
hano, fa aza manontany akory noho
ny fieritreretana; 26 fa "any Jeho-
vah ny tany sy izay rehetra eo ami-
ny" (Sal. xxiv. 1). 27 Ary raha
misy amy ny tsy mino manasa ana-
reo, ka ta-handeha hianareo, dia
hano izay arosony eo anoloanareo,
fa aza manontany akory noho ny
fieritreretana. 28 Fa raha misy
manao aminareo hoe: Hena nate-
rina tamy ny sampy io, dia aza
homana noho ny amin' ilay nilaza
sy ny fieritreretana. 29 Fieritrere-
tana, hoy izaho, tsy ny any ny tena-
nao, fa ny any ny olon-kafa; fa
nahoana ny fahafahako no dia tsa-
rain' ny fieritreretan' ny olon-kafa?
30 Fa raha amy ny fisaorana no
andraisako izany, nahoana aho no
tenenina ratsy amin' izay anaovako
fisaorana.

31 Koa amin' izany, na mihinana
na misotro hianareo, na inona na
inona ataonareo, dia ataovy ho voni-
nahitr' Andriamanitra izany rehetra
izany. 32 Aza manao izay hahata-
fintohina ny Jiosy na ny jentilisa
na ny fiangonan' Andriamanitra, 33
dia tahaka ahy koa manao izay ha-
hafinaritra ny olona rehetra amy
ny zavatra rehetra ka tsy mitady
ny mahasoa ahy hiany, fa ny ma-
hasoa ny maro mba hovonjena
izy.

---

[1] *Na:* [any Kristy].

[2] *Na:* fiombonana.

XI. Aoka hanahaka ahy hianareo, dia tahaka ny anahafako any Kristy.

*Ny amy ny tokony hisaronan' ny vehivavy loha ao am-piangonana.*

2 ARY midera anareo aho, satria
mahatsiaro ahy amy ny
zavatra rehetra hianareo sady mita-
na tsara ny fampianarana natolotra,
araka ny nanolorako azy taminareo.
3 Ary tiako ho fantatrareo fa Kristy
no lohan' ny lehilahy rehetra; ary
ny lehilahy kosa no lohan' ny vehi-
vavy; ary Andriamanitra no lohany
Kristy. 4 Ny lehilahy rehetra, raha
mivavaka na maminany ka misaron-
doha, dia mahafa-boninahitra ny
lohany. 5 Fa ny vehivavy rehetra
kosa, raha mivavaka na maminany
ka tsy misaron-doha, dia mahafa-
boninahitra ny lohany, satria toy
ny voaharatra izy. 6 Fa raha tsy
misaron-doha ny vehivavy, dia aoka
hohetezana izy; fa raha mahamena-
tra ny vehivavy ny hohetezana na
ny hoharatana, dia aoka hisaron-
doha izy. 7 Ny lehilahy dia tokony
tsy hisaron-doha, satria endrika sy
voninahitr' Andriamanitra izy; fa
ny vehivavy kosa no voninahitry ny
lehilahy. 8 Fa tsy ny vehivavy no
nihavian' ny lehilahy; fa ny lehi-
lahy no nihavian' ny vehivavy. 9
Fa tsy ny lehilahy no natao ho any
ny vehivavy, fa ny vehivavy no ho
any ny lehilahy. 10 Izany no ma-
hamety ny vehivavy hisaron-doha [1]
noho ny amy ny anjely. 11 Kanefa
ao amy ny Tompo tsy misy vehivavy
raha tsy misy lehilahy, ary tsy misy
lehilahy raha tsy misy vehivavy.
12 Fa toy ny nihavian' ny vehivavy
avy tamy ny lehilahy, dia toy izany
koa no nihavian' ny lehilahy avy
amy ny vehivavy; fa Andriamani-
tra kosa no ihavian' ny zavatra
rehetra. 13 Hevero ao am-ponareo:
Mendrika va raha mivavaka amin'
Andriamanitra ka tsy misaron-doha
ny vehivavy? 14 Tsy mampianatra
anareo va izao fomban' ny zavatra
rehetra izao fa raha lava volo ny
lehilahy, dia mahafa-boninahitra
azy izany? 15 Fa raha lava volo
kosa ny vehivavy, dia voninahitra
ho azy izany; fa ny volo no nomena
azy ho fisaronana.
16 Fa raha misy olona toa tia
ady, dia tsy manana izany fanao
izany isika, na ny fiangonan' An-
driamanitra.

*Ny amy ny Fanasan' ny Tompo.*

17 ARY raha manao izao didy
izao aho, dia tsy midera
anareo tsy akory, satria tsy mian-
gona hihatsara hianareo, fa hiha-
ratsy. 18 Fa voalohany indrindra,
raha miangona ao am-piangonana
hianareo, dia reko fa misy fisarahana
eo aminareo; ary mba misy inoako
hiany izany. 19 Fa tsy maintsy
misy fitokoana eo aminareo, mba
haseho eo aminareo izay olona an-
kasitrahana.
20 Koa raha miangona hianareo,
dia tsy misy hihinanana ny Fanasan'
ny Tompo akory. 21 Fa raha mihi-
nana hianareo, dia samy homana
ny sakafony avy aloha hianareo;
koa ny anankiray dia noana, fa ny
anankiray kosa mamo. 22 Moa tsy
manan-trano hihinanana sy hisotroa-
na va hianareo? Sa manao tsinon-
tsinona ny fiangonan' Andriamani-
tra ka manome henatra ny tsy
manana? Inona no holazaiko ami-
nareo? Hidera anareo va aho?
Tsy hidera anareo amin' izany aho.
23 Fa izaho efa nandray tamy ny
Tompo izay natolotro anareo kosa,
fa Jesosy Tompo tamin' iny alina
iny, izay namadihana Azy, dia nan-
dray mofo, 24 ary rehefa nisaotra
Izy, dia novakiny, ka hoy Izy: Ity
no tenako [2] ho anareo; izao no
ataovy ho fahatsiarovana Ahy. 25
Dia araka izany koa ny kapoaka,
rehefa nihinana, dia hoy Izy: Ity

[1] *Gr.* hanana fahefana eo amy ny lohany.

[2] *Ampio hoe:* [izay vakina].

kapoaka ity no ilay fanekena vao-
vao amy ny rako; izao no ataovy
ho fahatsiarovana Ahy, na oviana
na oviana no misotro hianareo. 26
Fa na oviana na oviana hianareo
no mihinana itony mofo itony sy
misotro amy ny kapoaka dia manam-
bara ny fahafatesan' ny Tompo hia-
nareo mandra-pihaviny.

27 Koa na zovy na zovy no mihi-
nana ny mofo sy misotro amy ny
kapoaky ny Tompo amy ny fanahy
tsy mendrika, dia ho meloka ny amy
ny tena sy ny ran' ny Tompo izy.
28 Fa aoka ny olona hamantatra
ny tenany, dia aoka izy hihinana ny
mofo sy hisotro amy ny kapoaka.
29 Fa izay rehetra mihinana sy
misotro dia mihinana sy misotro
fanamelohana ho any ny tenany,
raha tsy mamantatra ny tena izy.
30 Noho izany dia betsaka no ma-
rary sy marofy eo aminareo, ary
maro hiany no efa nodi-mandry. 31
Fa raha mba mamantatra ny tenan-
tsika isika, dia tsy mba hotsaraina.
32 Fa raha tsaraina isika, dia faizan'
ny Tompo mba tsy hohelohina mia-
raka amin' izao tontolo izao. 33
Koa raha miangona hihinana hia-
nareo, ry rahalahy, dia mifampian-
drasa.[1] 34 Ary raha misy olona
noana, aoka izy hihinana ao an-
tranony, mba tsy hiangonanareo ho
fahamelohana. Ary ny zavatra sisa
dia halahatro, rehefa tonga aho.

*Ny amy ny fanomezam-pahasoavana samihafa.*

XII. ARY ny amy ny zava-panahy,
ry rahalahy, dia tsy tiako
tsy ho fantatrareo. 2 Fantatrareo
fa fony jentilisa hianareo, dia nen-
tina tany amy ny sampy moana
araka izay nitaomana anareo. 3
Koa mampahafantatra anareo aho
fa tsy misy olona ampitenenin' ny
Fanahin' Andriamanitra ka manao
hoe: Voaozona[2] Jesosy; ary tsy
misy mahay manaiky hoe: Jesosy
no Tompo, raha tsy amy ny Fanahy
Masina.

4 Zarazaraina ho samihafa ny
fanomezam-pahasoavana, nefa ny
Fanahy dia iray hiany. 5 Ary
zarazaraina ho samihafa ny fanom-
poana, nefa ny Tompo dia iray hiany.
6 Ary zarazaraina ho samihafa ny
asa, nefa Andriamanitra dia Iray
hiany, Izay miasa ny zavatra rehetra
amy ny olona rehetra.

7 Ary izy rehetra dia samy no-
mena ny fampisehoana[3] ny Fanahy
hahasoa. 8 Fa ny anankiray nomen'
ny Fanahy teny fahendrena, ary ny
anankiray teny fahalalana, araka
izany Fanahy izany hiany, 9 ary
ny anankiray finoana, amin' izany
Fanahy izany hiany, ary ny anan-
kiray fanomezam-pahasoavana ho
enti-mahasitrana, amin' izany Fana-
hy iray izany hiany, 10 ary ny anan-
kiray ny manao fahagagana,[4] ary
ny anankiray ny maminany, ary ny
anankiray ny mahafantatra fanahy
samihafa, ary ny anankiray ny
miteny amy ny fiteny samihafa tsy
fantatra, ary ny anankiray ny man-
dika fiteny tsy fantatra. 11 Ireo
rehetra ireo dia asan' ny Fanahy
iray hiany, zarazarainy ho azy
rehetra avy araka ny sitrapony.

12 Fa tahaka ny tena iray hiany,
anefa maro no momba ny tena, ary
ireo rehetra momba ny tena ireo, na
dia maro aza, dia tena iray hiany,
dia tahaka izany koa Kristy. 13
Fa Fanahy iray hiany no nanaovam-
batisa antsika rehetra ho tena iray,
na Jiosy na jentilisa,[5] na andevo na
tsy andevo; ary isika rehetra dia
efa nampisotroina ny Fanahy iray.

14 Nefa ny momba ny tena tsy
iray, fa maro. 15 Raha ny tongotra
hanao hoe: Satria tsy tànana aho,
dia tsy mba momba ny tena,—amin'
izany dia tsy momba ny tena va
izy? 16 Ary raha ny sofina hanao
hoe: Satria tsy maso aho, dia tsy
mba momba ny tena,—koa amin'

[1] *Na:* mifampizarà. [2] *Gr.* Anatema. [3] *Na:* fisehoan'. [4] *Gr.* hery. [5] *Gr.* Grika.

izany dia tsy momba ny tena va
izy? 17 Raha maso avokoa ny
tena rehetra, aiza ary izay fandre-
nesana? Raha fandrenesana avo-
koa, aiza ary izay fanimboloana?
18 Fa Andriamanitra efa nametraka
izay rehetra momba ny tena, samy
ho eo amy ny tena araka ny sitra-
pony. 19 Ary raha izay rehetra
momba ny tena no tonga iray monja,
aiza intsony izay tena? 20 Fa maro
ny momba ny tena, nefa ny tena
dia iray hiany. 21 Ary ny maso
tsy mahazo manao amy ny tànana
hoe: Tsy mila anao aho; ary indray,
ny loha tsy mahazo manao amy ny
tongotra hoe: Tsy mila anareo aho.
22 Fa mainka ilaintsika aza ny
momba ny tena izay atao ho male-
milemy kokoa noho ny sasany. 23
Ary ny momba ny tena izay ataon-
tsika ho kely voninahitra kokoa dia
tafiantsika voninahitra bebe kokoa;
ary izay tsy misy haja amy ny
momba ny tenantsika no hajaintsika
kokoa; 24 fa tsy mila izany ny efa
misy haja rahateo amy ny momba
ny tenantsika. Fa tamy ny nanam-
boaran' Andriamanitra ny tena dia
izay kely voninahitra no nomeny
voninahitra bebe kokoa, 25 mba tsy
hisy fisarahana eo amy ny tena, fa
mba hifampiahy ny momba ny tena
rehetra. 26 Ary raha mijaly ny
anankiray amy ny momba ny tena,
dia miara-mijaly avokoa izay rehetra
momba ny tena; fa raha omem-
boninahitra kosa ny anankiray amy
ny momba ny tena, dia miara-mifaly
avokoa izay rehetra momba ny tena.

27 Ary hianareo no tenany
Kristy, ka samy momba ny tenany
avokoa araka ny anjaranareo avy.
28 Ary Andriamanitra efa nanendry
ny sasany teo amy ny fiangònana,
voalohany Apostoly, faharoa mpa-
minany, fahatelo mpampianatra,
manaraka izany dia fahagagana,[1]
dia fanomezam-pahasoavana ho enti-
mahasitrana, dia fanampiana, dia
fitondrana, dia fiteny samihafa tsy
fantatra. 29 Apostoly va izy re-
hetra? Mpaminany va izy rehetra?
Mpampianatra va izy rehetra? Ma-
nao fahagagana va izy rehetra? 30
Manana fanomezam-pahasoavana ho
enti-mahasitrana va izy rehetra?
Miteny amy ny fiteny tsy fantatra
va izy rehetra? Mandika teny va
izy rehetra?

31 Nefa maniria fatratra ny fano-
mezam-pahasoavana lehibe indrin-
dra; ary, indro, izay làlana tsara
indrindra no atoroko anareo:

XIII. Na dia miteny amy ny fite-
nin' ny olona sy ny anjely
aza aho, kanefa tsy manana fitia-
vana, dia tonga varahina maneno sy
kipantsona mikarantsana aho. 2
Ary na dia manana faminaniana
aza aho ka mahalala ny zava-miafina
rehetra sady manana ny fahalalana
rehetra, ary na dia manana ny
finoana rehetra aza aho ka mahafin-
dra tendrombohitra, kanefa tsy ma-
nana fitiavana, dia tsinontsinona
aho. 3 Ary na dia omeko hohanin'
*ny malahelo* aza ny fananako rehe-
tra, ary na dia atolotro hodorana
aza ny tenako, kanefa tsy manana
fitiavana aho, dia tsy mahasoa ahy
akory izany.

4 Ny fitiavana mahari-po sady
mora fanahy; ny fitiavana tsy mia-
lona, tsy mirehareha, tsy mieboebo,
5 tsy manao izay tsy mahamendrika,
tsy mitady ny azy, tsy mora soso-
tra, tsy manao otripo, 6 tsy mifaly
amy ny tsi-fahamarinana, fa miara-
mifaly amy ny fahamarinana kosa,
7 mandefitra[2] ny zavatra rehetra,
mino ny zavatra rehetra, manantena
ny zavatra rehetra, maharitra ny
zavatra rehetra. 8 Ny fitiavana
tsy ho levona mandrakizay; fa raha
ny faminaniana, dia ho levona; na
ny fiteny tsy fantatra, dia hitsa-
hatra; na ny fahalalana, dia ho
foana. 9 Fa sombintsombiny ny
fahalalantsika, ary sombintsombiny

[1] *Gr.* hery.

[2] *Na:* manarona.

ny faminaniantsika; 10 fa rehefa
tonga ny tanteraka, dia tsy hisy
sombintsombiny intsony. 11 Fony
mbola zaza aho, dia niteny toy ny
zaza, nihevitra toy ny zaza, nisaina
toy ny zaza; fa nony efa lehibe aho,
dia nariako ny fahazazana. 12 Fa
ankehitriny isika mizaha ao amy ny
fitaratra ka tsy mahita marina; fa
rahatrizay dia mifanatrika; anke-
hitriny sombintsombiny no fantatro;
fa rahatrizay dia ho fantatro tsara
toy izay nahafantarana ahy. 13
Ary ankehitriny dia ireto telo ireto
no mitoetra: ny finoana, ny fanan-
tenana, ny fitiavana; fa ny fitiavana
no lehibe amin' ireo.

*Ny fihoaran' ny fahaizana haminany noho ny fahaizana hanao fiteny tsy fantatra.*

XIV. MIEZAHA mitady ny fitia-
vana, nefa maniria fa-
tratra ny zava-panahy koa, indrin-
dra fa ny haminany. 2 Fa izay
miteny amy ny fiteny tsy fantatra
dia tsy miteny amin' olona, fa amin'
Andriamanitra; fa amy ny fanahy
no itenenany zava-miafina, ka tsy
misy olona mahalala; 3 fa izay ma-
minany kosa miteny amin' olona ho
fampandrosoana sy ho fampirisihana
ary ho fampiononana. 4 Izay mi-
teny amy ny fiteny tsy fantatra dia
mampandroso ny tenany; fa izay
maminany kosa mampandroso ny
fiangonana. 5 Tiako raha samy
hiteny amy ny fiteny tsy fantatra
hianareo rehetra; nefa aleo hami-
nany; fa izay maminany dia lehibe
noho izay miteny amy ny fiteny tsy
fantatra, raha tsy mandika teny koa
izy hahazoan' ny fiangonana fam-
pandrosoana. 6 Nefa, ry rahalahy,
raha mankeo aminareo aho ka mi-
teny amy ny fiteny tsy fantatra,
inona moa no soa ho vitako ami-
nareo amin' izany, raha tsy fanam-
barana, na fahalalana, na famina-
niana, na fampianarana, no hitene-
nako aminareo?
7 Ary ny zavatra tsy manana
aina, na sodina, na lokanga, na dia
maneno aza, raha tsy manao feo
samihafa, ahoana no hahafantarana
izay ataony, na amy ny sodina na
amy ny lokanga? 8 Fa raha ma-
nao feo hafahafa ny trompetra, iza
no hiomana hiady? 9 Dia toy
izany koa hianareo: raha tsy ma-
zava ny teny aloaky ny vavanareo,
hatao ahoana no fahafantatra izay
lazainareo? Fa raha tsy izany, dia
hiteny amy ny rivotra hianareo.
10 Misy fiteny maro samihafa amin'
izao tontolo izao, ka samy manana
ny heviny avy. 11 Koa raha tsy
mahalala ny hevitry ny fiteny aho,
dia ho vaka amin' izay miteny, ary
izay miteny ho vaka amiko kosa.
12 Ary toy izany hiany koa hia-
nareo: raha fatra-paniry ny zava-
panahy, dia izay hampandroso ny
fiangonana no tadiavo indrindra.
13 Koa aoka izay miteny amy ny
fiteny tsy fantatra hangataka mba
hahay mandika teny koa. 14 Fa
raha mivavaka amy ny fiteny tsy
fantatra aho, dia ny fanahiko hiany
no mivavaka, fa ny saiko kosa tsy
mahavanona. 15 Ahoana ary no
izy? Sady hivavaka am-panahy no
hivavaka an-tsaina koa aho; sady
hihira am-panahy no hihira an-
tsaina koa aho. 16 Fa raha mi-
saotra am-panahy fotsiny hiany hia-
nao, hataon' izay tsy mahay ahoana
no hanao Amena, raha misaotra
hianao? satria tsy mahalala izay
lazainao izy. 17 Fa hianao dia mi-
saotra tsara hiany, nefa ny hafa
kosa tsy mba ampandrosoina. 18
Misaotra an' Andriamanitra aho fa
miteny amy ny fiteny tsy fantatra
mihoatra noho hianareo rehetra aho;
19 nefa raha ao am-piangonana, dia
aleoko manao teny dimy fantatry
ny saiko mba hampianarako ny sa-
sany koa, toy izay hanao teny iray
alina amy ny fiteny tsy fantatra.
20 Ry rahalahy, aza mba ho
zaza amy ny fahalalana: raha amy
ny lolompo dia aoka ho zaza-bodo
aza, fa amy ny fahalalana kosa dia

aoka ho lehilahy tokoa. 21 Voaso-
ratra amy ny lalàna hoe: “Amy
ny olona hafa fiteny sy amy ny
molotry ny olon-kafa no hitenenako
amin’ ity firenena ity; fa na dia
amin’ izany aza dia tsy hihaino Ahy
izy, hoy Jehovah” (Isa. xxviii. 11,
12). 22 Koa ny fiteny tsy fanta-
tra dia famantarana amy ny tsy
mino, fa tsy amy ny mino; fa ny
faminaniana kosa dia amy ny mino,
fa tsy amy ny tsy mino.

23 Koa raha vory ny mpiangona
rehetra, ary ny olona rehetra samy
miteny amy ny fiteny tsy fantatra,
ary miditra ny tsy mahay, na ny
tsy mino, tsy holazainy va fa very
saina hianareo? 24 Fa raha samy
maminany izy rehetra, ary miditra
ny tsy mino, na ny tsy mahay, dia
ho voan’ ny anatra ataon’ izy rehe-
tra izy sady hotsarain’ izy rehetra;
25 ka dia miseho ny zavatra takona
ao am-pony, dia hiankohoka izy ka
hivavaka amin’ Andriamanitra sady
hilaza fa Andriamanitra dia ao ami-
nareo marina tokoa.

26 Ahoana ary no izy, ry raha-
lahy? Raha miangona hianareo,
misy ta-hanao hira hianareo, misy
ta-hanao fampianarana, na misy ma-
nana fanambarana, misy manana
fiteny tsy fantatra, misy manana
fandikan-teny. Aoka ny zavatra
rehetra hatao ho fampandrosoana.
27 Raha misy miteny amy ny fiteny
tsy fantatra, dia avelao ho roa na
telo, fa aza atao mihoatra noho
izany, ka ampifanarakarahina; ary
avelao hisy iray mandika teny. 28
Fa raha tsy misy mpandika teny,
dia aoka izy hangina eo amy ny
fiangonana; fa aoka hiteny amy ny
tenany sy amin’ Andriamanitra
hiany izy. 29 Ary aoka ny mpa-
minany roa na telo no hiteny, fa
aoka ny hafa hamantatra. 30 Fa
raha misy tsindrian’ ny Fanahy ao
am-pipetrahana, dia aoka hangina
kosa ny voalohany; 31 fa mahazo
maminany tsiraikiray hianareo rehe-
tra, mba hianaran’ izy rehetra sy
hampirisihana azy rehetra; 32 ary
ny fanahin’ ny mpaminany dia ma-
naiky hozakain’ izy mpaminany.
33 Fa Andriamanitra tsy tompon’
ny fikotranana, fa tompon’ ny fiada-
nana.

Araka ny fanaon’ ny fiangonan’
ny olona masina rehetra 34 dia
aoka hangina ny vehivavy raha ao
am-piangonana; fa tsy avela hiteny
izy, fa aoka hanoa tsara araka ny
lazain’ ny lalàna koa. 35 Ary raha
misy tiany hianarana, dia aoka izy
hanontany ny lahy raha mby any
an-trano; fa mahamenatra raha mi-
teny ao am-piangonana ny vehivavy.
36 Avy aminareo va no nihavian’
ny tenin’ Andriamanitra, sa ao
aminareo hiany no nahatongavany?

37 Raha misy manao azy ho
mpaminany, na ho manana fahai-
zam-panahy, dia aoka ho fantany
tsara fa didin’ ny Tompo ny teny
izay soratako ho aminareo. 38 Fa
raha misy tsy mahalala, dia avelao
tsy hahalala hiany izy.

39 Koa amin’ izany, ry rahala-
hiko, maniria fatratra ny haminany,
ary aza mandrara tsy hiteny amy
ny fiteny tsy fantatra; 40 kanefa
aoka ny zavatra rehetra hatao amy
ny fahamendrehana sy ny filami-
nana.

*Ny amy ny fitsanganan’ ny maty.*

XV. ARY ampahafantariko ana-
reo, ry rahalahy, ny fila-
zantsara izay notoriko taminareo sy
noraisinareo sady iorenanareo, 2 izay
amonjena anareo koa, raha tàna-
nareo tsara araka izay teny noto-
riko taminareo, raha tsy nino foana
hianareo.

3 Fa natolotro anareo ho isan’ ny
zavatra voalohany indrindra ilay no-
raisiko, dia izao: Kristy maty noho
ny fahotantsika araka ny Soratra
*Masina*, 4 dia nalevina, ary natsan-
gana tamy ny andro fahatelo araka
ny Soratra *Masina;* 5 ary niseho
taminy Kefasy Izy, dia vao tamy
ny roa amby ny folo lahy koa. 6

Rehefa afaka izany, dia niseho tamy
ny rahalahy tsy omby diman-jato
Izy, ny ankamaroan' ireny dia
mbola velona mandraka ankehitriny,
fa ny sasany efa nodi-mandry. 7
Rehefa afaka izany, dia niseho ta-
miny Jakoba Izy, dia tamy ny
Apostoly rehetra. 8 Ary faran'
izy rehetra, izaho, izay toy ny tsy
tonga volana aza, dia mba nisehoany
koa. 9 Fa izaho dia ambany in-
drindra amy ny Apostoly ka tsy
miendrika hatao hoe Apostoly, sa-
tria efa nanenjika ny fiangonan'
Andriamanitra aho. 10 Fa ny fa-
hasoavan' Andriamanitra no naha-
toy izao ahy; ary tsy foana ny fa-
hasoavany ato amiko; fa efa niasa
fatratra mihoatra noho izy rehetra
aho, nefa tsy izaho, fa ny fahasoa-
van' Andriamanitra no niara-niasa
tamiko. 11 Koa na izaho na ry
zareo, dia araka izany no fitorinay,
ary araka izany koa no ninoanareo.

12 Ary raha Kristy no torina fa
natsangana tamy ny maty, ahoana
no ilazan' ny sasany eo aminareo fa
tsy misy fitsanganan' ny maty? 13
Fa raha tsy misy fitsanganan' ny
maty, na dia Kristy aza dia tsy
natsangana; 14 ary raha tsy na-
tsangana Kristy, dia foana ny tori-
teninay, ary foana koa ny finoana-
reo. 15 Ary dia hita ho vavolom-
belona mandainga ny amin' Andria-
manitra izahay, satria efa nilaza
fa Andriamanitra no nanangana any
Kristy; nefa raha tsy hatsangana
ny maty, dia tsy mba natsangany
Izy. 16 Fa raha tsy hatsangana
ny maty, na dia Kristy koa aza dia
tsy natsangana; 17 ary raha tsy
natsangana Kristy, dia foana ny
finoanareo; ary mbola ao amy ny
fahotanareo hiany hianareo; 18 dia
very koa izay efa nodi-mandry ao
aminy Kristy. 19 Raha amin' izao
fiainana izao hiany no anantenan-
tsika any Kristy, dia mahantra
indrindra noho ny olona rehetra
isika.

20 Nefa tsy izany, fa efa natsan-
gana tamy ny maty tokoa Kristy
ho santatr' izay efa nodi-mandry.
21 Ary satria ny olona iray no
nisehoan' ny fahafatesana, dia ny
olona iray kosa no nisehoan' ny
fitsanganan' ny maty. 22 Fa ta-
haka ny ahafatesan' ny olona rehe-
tra ao aminy Adama no ahavelo-
man' ny olona rehetra kosa ao aminy
Kristy. 23 Nefa samy amy ny fila-
harany avy: Kristy no santatra;
rehefa afaka izany, dia izay any
Kristy amy ny fihaviany.

24 Ary rehefa afaka izany, dia
avy ny farany, ka amin' izay dia
hatolony ho an' Andriamanitra Ray
ny fanjakana, rehefa nofoanany ny
fanapahana rehetra sy ny fahefana
rehetra ary ny hery rehetra. 25
Fa tsy maintsy manjaka Izy man-
dra-panaony ny fahavalony rehetra
ho eo ambanin' ny tongony (Sal.
cx. 1). 26 Ny fahafatesana no fa-
havalo farany horesena. 27 Fa
"ny zavatra rehetra efa nampane-
keny ho eo ambanin' ny tongony"
(Sal. viii. 7). Fa na dia hataony
hoe aza: "Ny zavatra rehetra no
nampanekena", dia fantatra marina
fa tsy mba isan' izany Izay nampa-
naiky ny zavatra rehetra Azy. 28
Ary rehefa nampanekena Azy ny
zavatra rehetra, dia ny tenan' ny
Zanaka koa aza no hanaiky Izay nam-
panaiky ny zavatra rehetra Azy,
mba tsy hisy fototra sy antony afa-
tsy Andriamanitra hiany.[1]

29 Raha tsy izany, hanao ahoana
izay atao batisa ny amy[2] ny maty?
Raha tsy hatsangana mihitsy ny
maty, nahoana ireny no atao batisa
ny aminy? 30 Ary nahoana izahay
no manao vy very ny ainay man-
drakariva? 31 Lazaiko marina,[3]
ry rahalahy, amy ny fireharehako
noho ny aminareo, izay ananako ao

[1] *Gr.* mba ho zavatra rehetra amin' izy rehetra Andriamanitra.
[2] *Na:* nisolo.
[3] *Na:* Mianiana aho.

aminy Kristy Jesosy Tompontsika,
fa maty isan-andro aho. 32 Raha
araka ny fanaon' olona no niadiako
tamy ny bibi-dia tany Efesosy, inona
no soa azoko amin' izany? Raha
tsy hatsangana ny maty, dia "aoka
isika hihinana [1] sy hisotro, fa ra-
hampitso dia ho faty" (Isa. xxii.
13). 33 Aza mety hofitahina hia-
nareo; ny fikambanana amy ny
ratsy manimba ny fitondrantena
tsara. 34 Mifohaza tsara,[2] ary
aza manota; fa ny sasany tsy ma-
nana ny fahalalana an' Andriamani-
tra; ny hampahamenatra anareo no
ilazako izany.

35 Fa hisy hanao hoe: Hatao
ahoana ary no fanangana ny maty?
Ary tena manao ahoana no hise-
hoany? 36 Ry adala, izay afafinao
tsy hovelomina, raha tsy maty alo-
ha; 37 ary izay afafinao, tsy dia
ny tenany izay ho avy no afafinao,
fa ny voa fotsiny hiany, na voam-
bary [3] na voa hafa; 38 fa Andria-
manitra manome azy tena araka
izay sitraky ny fony, ary ny voany
rehetra dia samy omeny ny tenany
avy.

39 Tsy mitovy ny nofo rehetra;
fa hafa ny any ny olona, ary hafa
ny nofon' ny biby, ary hafa ny no-
fon' ny vorona, ary hafa ny any ny
hazandrano. 40 Ary misy tenan'
ny any an-danitra, ary misy tenan'
ny ety an-tany; fa hafa ny vonina-
hitry ny any an-danitra, ary hafa
ny any ny ety an-tany. 41 Hafa
ny voninahitry ny masoandro, ary
hafa ny voninahitry ny volana, ary
hafa ny voninahitry ny kintana;
fa ny kintana anankiray dia hafa
voninahitra noho ny kintana anan-
kiray.

42 Dia toy izany koa ny fitsan-
ganan' ny maty: Afafy amy ny
fahalòvana izy, atsangana amy ny
tsi-fahalòvana; 43 afafy amy ny
fahafaham-boninahitra izy, atsan-
gana amy ny voninahitra; afafy
amy ny fahalemena izy, atsangana
amy ny hery; 44 afafy tena araka
ny fomban' aina izy, atsangana ho
tena araka ny fomban-panahy. Raha
misy tena araka ny fomban' aina,
dia misy araka ny fombam-panahy
koa. 45 Ary araka izany koa no
voasoratra hoe: "Adama voalohan-
dahy natao manan-aina" (Gen. ii.
7); Adama farany natao fanahy
mahavelona. 46 Anefa tsy izay
amy ny fanahy no voalohany, fa
izay amy ny manan-aina, dia vao
izay amy ny fanahy. 47 Ny olona
voalohany avy amy ny tany, dia
tany; ny olona faharoa dia avy any
an-danitra. 48 Izay amy ny tany
dia tahaka ilay amy ny tany; ary
izay any an-danitra dia tahaka Ilay
any an-danitra. 49 Ary toy ny
nitondrantsika ny endriky ny amy
ny tany no hitondrantsika ny en-
drik' Ilay any an-danitra koa.

50 Fa izao no lazaiko, ry raha-
lahy: Ny nofo aman-dra tsy mahazo
mandova ny fanjakan' Andriamani-
tra, ary ny fahalòvana tsy mandova
ny tsi-fahalòvana. 51 Indro, zava-
miafina no ambarako aminareo: tsy
hodi-mandry avokoa isika rehetra,
52 fa vetivety, toy ny indray mipì-
maso, rehefa maneno ny trompetra
farany, dia hovana isika rehetra;
fa hotsofina ny trompetra, ary ny
maty hatsangana tsy ho lo intsony,
ary isika hovana. 53 Fa ity mety
lo ity tsy maintsy hitafy ny tsi-
fahalòvana, ary ity mety maty ity
tsy maintsy hitafy ny tsi-fahafate-
sana.

54 Fa rehefa mitafy ny tsi-faha-
lòvana ity mety lo ity, ary mitafy
ny tsi-fahafatesana ity mety maty
ity, dia ho tanteraka ny teny voa-
soratra hoe: "Ny fahafatesana nore-
sena ka levona" [4] (Isa. xxv. 8). 55
"Ry fahafatesana ô, aiza ny fandre-
senao? Ry fahafatesana ô, aiza ny

[1] *Na:* inona no soa azoko, raha tsy atsangana ny maty? Aoka isika hihinana.
[2] *Na:* Mifohaza ho amy ny fahamarinana. [3] vary tritika. [4] *Gr.* voatelina ka resy.

fanindronanao?" (Hos. xiii. 14.)
56 Fa ny ota no fanindronan' ny
fahafatesana; ary ny lalàna no he-
rin' ny ota. 57 Fa isaorana anie
Andriamanitra, Izay manome an-
tsika ny fandresena amy ny alalany
Jesosy Kristy Tompontsika.

58 Koa amin' izany, ry rahalahy
malalako, dia miorena tsara, aza
miova, ary mahefà be mandrakariva
amy ny asan' ny Tompo, satria
fantatrareo fa tsy foana tsy akory
ny fikelezanareo aina ao amy ny
Tompo.

*Ny amy ny famoriam-bola ho any ny olona malahelo tany Jerosalema. Teny farany sy fanaovam-beloma.*

XVI. ARY ny amy ny famoriam-
bola ho any ny olona
masina, dia mba manaova koa hia-
nareo toy izay nasaiko nataon' ny
fiangonana any Galatia. 2 Amy
ny andro voalohany isan-kerinandro
dia samia manokana ao aminy avy
ho rakitra na amin' inona na amin'
inona no anambinana azy, mba ho
vita rahateo ny famoriam-bola man-
dra-pahatongako. 3 Ary rehefa
tonga aho, dia izay sitrakareo no
hirahiko hitondra taratasy hanatitra
ny fiantranareo ho any Jerosalema.
4 Ary raha tokony handehanako
izany, dia hiaraka amiko ireo.

5 Hankaty aminareo aho, rehefa
namaky any Makedonia—fa ha-
maky any Makedonia aho—6 ary
angamba hitoetra eo aminareo aho,
na handany ny ririnina aza, mba
hanateranareo ahy amin' izay hale-
hako. 7 Fa tsy mikasa hamangy
anareo toy ny mandalo aho anke-
hitriny; fa manantena hitoetra ela-
ela eo aminareo aho, raha sitra-
pon' ny Tompo. 8 Nefa hitoetra
any Efesosy aho mandra-pihavin'
ny Pentekosta; 9 fa varavarana
lehibe no voavoha ho ahy hahazoako
miasa tsara, nefa maro ny mpano-
hitra.

10 Ary rehefa tonga Timoty, dia
tandremo mba tsy hanan-tahotra eo
aminareo izy; fa ny asan' ny Tompo
no ataony, tahaka ny ataoko koa.
11 Koa aza avela hisy olona hanao
tsinontsinona azy; fa atero soa
aman-tsara izy mba ho tonga atỳ
amiko; fa miandry azy mbamy ny
rahalahy sasany aho.

12 Ary ny aminy Apolosy raha-
lahy, dia nangataka azy fatratra
aho hiara-mandeha amy ny rahalahy
hankaty aminareo, saingy tsy sitra-
pony akory ny handeha tamin' iza-
ny;[1] nefa ho avy hiany izy, rehefa
misy andro mahalalaka azy.

13 Miambena[2] hianareo, tomoera
tsara amy ny finoana, aoka hitom-
bandahy, mahereza. 14 Izay re-
hetra ataonareo dia ataovy amy ny
fitiavana.

15 Fantatrareo ny ankohona-
ny Stefanasy, fa voaloham-bokatry
Akaia izy sady efa nanolo-tena ho
amy ny fanompoana ny olona ma-
sina; dia mangataka aminareo aho,
ry rahalahy, 16 mba hanaiky tsara
ny olona tahaka ireny sy izay re-
hetra miara-miasa sy mikely aina
koa hianareo.

17 Faly aho noho ny fihaviany
Stefanasy sy Fortonato ary Akaïko;
fa ireo no nahefa ny tsy vitanareo;
18 fa namelombelona ny fanahiko
sy ny anareo koa izy; ka mba ekeo
ny tahaka ireny.

19 Manao veloma anareo ny fian-
gonana atỳ Asia. Manao veloma
anareo indrindra ao amy ny Tompo
Akoila sy Prisila mbamy ny fiango-
nana izay ao an-tranony. 20 Ma-
nao veloma anareo ny rahalahy re-
hetra. Mifanaova veloma amy ny
fanorohana masina.

21 Ny tànako, izaho Paoly, no
anaovako veloma. 22 Raha misy

---

[1] *Na:* saingy tsy sitrapon' *Andriamanitra* ny handehanany ankehitriny.
[2] *Gr.* Miareta tory.

tsy tia ny Tompo, aoka ho voaozo-
na[1] izy. Maran ata.[2]
23 Ho aminareo anie ny fahasoa-
vany Jesosy Kristy Tompo; 24 ny
fitiavako dia ao aminareo rehetra ao
aminy Kristy Jesosy. Amena.

---

# NY EPISTILY FAHAROA

HO ANY NY

# KORINTIANA.

---

*Fiarahabana sy fisaorana nataony Paoly noho ny nampiononan' Andriamanitra azy. Ny amy ny nahasampona any Paoly tsy hankany Makedonia, sy hafatra ny amy ny handraisana ilay efa nesorina, ary fisaorany Paoly an' Andriamanitra noho ny nitahiany ny toriteniny.*

I. PAOLY, Apostoliny Kristy Je-
sosy noho ny sitrapon' An-
driamanitra, ary Timoty rahalahy
mamangy ny fiangonan' Andriama-
nitra izay any Korinto mbamy ny
olona masina rehetra erany Akaia:
2 ho aminareo anie ny fahasoavana
sy ny fiadanana avy amin' Andria-
manitra Raintsika sy Jesosy Kristy
Tompo.
3 Isaorana anie Andriamanitra,
Rainy Jesosy Kristy Tompontsika,
Rain' ny famindrampo sady Andria-
manitry ny fampiononana rehetra,
4 Izay mampionona anay amy ny
fahorianay rehetra mba hahaizanay
mampionona izay rehetra mitondra
fahoriana kosa, amy ny fampiono-
nana izay ampiononan' Andriamani-
tra anay. 5 Fa araka ny haben'
ny fijaliany Kristy mihatra aminay
no haben' ny fampiononana anay
kosa amy ny alalany Kristy. 6
Ary raha ampahorina izahay, dia ho
fampiononana sy famonjena anareo
izany; ary raha ampiononina izahay,
dia ho fampiononana anareo izany,
ka miasa amy ny fiaretan*areo* faho-
riana mitovy indrindra amin' izay
entinay. 7 Ary miorina tsara ny
fanantenanay anareo, satria fanta-
tray fa tahaka ny iombonanareo ny
fahoriana no iombonanareo ny fam-
piononana koa.
8 Fa tsy tianay tsy ho fantatra-
reo, ry rahalahy, ny amy ny fahori-
ana izay nanjo anay tany Asia, fa
novesarana indrindra mihoatra noho
ny zakanay izahay, ka dia efa na-
foinay na dia ny ainay aza; 9 eny,
tsy nanampo izay ho velona intsony
izahay, mba tsy hitokianay amy ny
tenanay, fa amin' Andriamanitra
Izay manangana ny maty hiany.
10 Ary Izy no nahafaka anay tamin'
izao fahafatesana lehibe izao, ary
mbola hanafaka hiany; eny, Izy no
antenainay fa mbola hanafaka anay
koa, 11 satria hianareo koa miara-
miasa ho anay amy ny fivavahana-
reo mba hisaoran' ny maro ny ami-
nay noho ny fahasoavana azonay
tamy ny nataon' ny maro.
12 Fa izao no ataonay ho vonina-
hitray: ny fieritreretanay no vavo-
lombelona fa tamy ny fahamasinana
sy ny fahadiovam-po avy amin' An-
driamanitra, tsy tamy ny fahendren'
ny nofo, fa tamy ny fahasoavan'
Andriamanitra, no nitondranay tena

---

[1] *Gr.* anatema.

[2] Maran ata = Avy ny Tompontsika (?).

teo amin' izao tontolo izao, mainka
fa teo aminareo. 13 Fa tsy mano-
ratra teny hafa aminareo izahay,
afa-tsy izay vakinareo na izay fan-
tatrareo; ary manantena aho fa
mbola ho fantatrareo hiany ha-
tramy ny farany aza, 14 toy ny efa
fantapantatrareo hiany fa voninahi-
trareo izahay, dia tahaka anareo
kosa no voninahitray amy ny an-
drony Jesosy Tompontsika.

15 Ary tamin' izao fahatokiana
izao dia nikasa hankaty aminareo
aloha aho (mba hahazoanareo soa
fanindroany), 16 ary hankany Ma-
kedonia aho, raha avy atỳ aminareo,
ary dia vao hiverina ho atỳ ami-
nareo indray raha avy any Make-
donia, ary mba haterinareo ho any
Jodia.

17 Koa raha nikasa izany aho,
moa nanao kitoatoa va aho? Ary
izay zavatra kasaiko, moa kasaiko
araka ny nofo va, mba hanaovako
eny eny foana, sy tsia tsia foana?
18 Fa raha mahatoky koa Andria-
manitra, ny teninay taminareo dia
tsy eny sy tsia; 19 fa ny Zanak'
Andriamanitra, dia Jesosy Kristy
Izay notorinay teo aminareo, dia
izaho sy Silasy ary Timoty, dia tsy
eny sy tsia, fa ao aminy dia eny
hiany. 20 Fa na firy na firy ny
teny fikasan' Andriamanitra, dia ao
aminy ny eny, ary amy ny alalany
koa ny Amena, ho voninahitr' An-
driamanitra amy ny ataonay.

21 Fa Izay mampitoetra anay
mbaminareo ao aminy Kristy sady
nanosotra antsika dia Andriamani-
tra, 22 Izay nanisy tombo-kase
antsika koa ka nanome ny Fanahy
ho santatra ato am-pontsika.

23 Ary izaho miantso an' An-
driamanitra ho vavolombelona ny
amy ny fanahiko, fa ny fialako
nenina aminareo hiany no tsy mbola
nankanesako atỳ Korinto. 24 Ka-
nefa tsy mihambo ho tompon' ny
finoanareo izahay, fa mpiara-miasa
hampandroso ny fifalianareo, satria
finoana no itoeranareo.

II. Fa ninia toy izao tato am-poko
aho, dia ny tsy hankaty amina-
reo indray amin' alahelo. 2 Fa
raha mampalahelo anareo aho, iza
moa no mampifaly ahy, afa-tsy ilay
nampalaheloviko hiany? 3 Ary na-
noratra izany indrindra aho, fandrao,
rehefa tonga aho, dia hahazo alahelo
amin' izay tokony hifaliako, satria
matoky anareo rehetra aho, fa ny
fifaliako dia anareo rehetra koa. 4
Fa tamy ny haben' ny fahoriana sy
ny alahelon' ny foko no nanoratako
taminareo tamy ny ranomaso be,
tsy ny hampalahelovana anareo, fa
ny mba hahafantaranareo ny fitia-
vana izay itiavako anareo indrindra.

5 Fa raha nisy efa nampalahelo,
dia tsy nampalahelo ahy hiany izy
(nefa tsy ta-hanao teny mafy loatra
aho), fa mba nampalahelo anareo
rehetra koa. 6 Ampy ho amin'
izany olona izany ny fampijaliana
nataon' ny maro, 7 ka dia aleo ma-
mela heloka sy mampifaly azy kosa
hianareo, fandrao dia resin'[1] ny
fitomboan' alahelo izany olona izany.
8 Koa mananatra anareo aho mba
hekenareo horaisina tsara amy ny
fitiavana izy. 9 Fa izany koa no
nanoratako, mba ho fantatro izay
toetrareo, na manaiky amy ny zava-
tra rehetra hianareo, na tsia. 10
Fa izay avelanareo heloka dia mba
avelako heloka koa; ary izaho anefa,
raha nisy heloka navelako, dia noho
ny aminareo no namelako azy teo
imasony[2] Kristy, 11 fandrao ho
resin' ny fitaky Satana isika, fa
fantatsika ny hafetseny.

12 Ary rehefa tonga tany Troasy
hitory ny filazantsarany Kristy aho
ka novohàna varavarana ao amy ny
Tompo, 13 dia tsy tafandry ny fana-
hiko, satria tsy nahita any Titosy
rahalahiko aho; fa nanao veloma
ny olona aho, dia niala teo nankany
Makedonia.

---

[1] *Gr.* atelin'.

[2] *Na:* nisolo any.

14 Fa isaorana anie Andriamani-
tra, Izay mitondra anay mandra-
kariva ao aminy Kristy toy ny
fanaon' izay avy nandresy, ka dia
ampisehoany ny hanitry ny fahala-
lana Azy eny tontolo eny izahay.
15 Fa hanitry Kristy ho an' An-
driamanitra izahay amin' izay hovon-
jena sy izay ho very: 16 amy ny
sasany dia hanitra avy amy ny faha-
fatesana ho amy ny fahafatesana;
fa amy ny sasany kosa dia hanitra
avy amy ny fiainana ho amy ny
fiainana. Koa iza moa no antonony
ho amin' izany zavatra izany? 17
Fa tsy mba toy ny maro izay ma-
natsatso ny tenin' Andriamanitra
hahazoam-bola izahay; fa toy ny
amy ny fahadiovam-po kosa, dia
avy amin' Andriamanitra sady eo
anatrehan' Andriamanitra no itene-
nanay ao aminy Kristy.

*Ny amy ny voninahitra momba ny raharaha nanendrena ny Apostoly, sy ny fihoaran' izany noho ny voninahitry ny lalàna.*

III. MOA midera tena indray va
izahay, sa toy ny sasany
ka mila epistily filazan-tsoa anay ho
aminareo, na avy aminareo? 2 Hia-
nareo no epistilinay voasoratra ato
am-ponay sady fantatra sy vakìn' ny
olona rehetra; 3 eny, aseho ho epis-
tiliny Kristy izay entinay[1] hiana-
reo, tsy nosoratana tamy ny rano-
mainty anefa, fa tamy ny Fanahin'
Andriamanitra velona, tsy teo amin'
izay tena vato fisaka, fa teo amin'
izay vato fisaka nofo, dia ny fo.
4 Ary manana izany fahatokiana
izany ny amin' Andriamanitra iza-
hay amy ny alalany Kristy. 5
Kanefa tsy mihambo hanana faha-
leovana avy aminay hihevitra na
amin' inona na amin' inona izahay;
fa ny fahaleovanay dia avy amin'
Andriamanitra, 6 Izay efa nampa-
haleo anay koa ho mpanompo amin'
izay fanekena vaovao, nefa tsy amy
ny soratra, fa amy ny Fanahy; fa
ny soratra mahafaty, fa ny Fanahy
no mahavelona.
7 Fa raha ny fanompoana niton-
dra fahafatesana aza, dia ilay voaso-
ratra teo amy ny vato, no nisy
voninahitra, ka ny Zanak' Isiraely
tsy nahabanjina ny tavany Mosesy
noho ny voninahitry ny tavany, izay
nihalevona, 8 tsy mainka hisy voni-
nahitra va ny fanompoana omban'
ny Fanahy? 9 Fa raha nisy voni-
nahitra ny fanompoana nitondra
ny fanamelohana, mainka hanan-
tombom-boninahitra ny fanompoana
mitondra ny fahamarinana. 10 Ary
izay nisy voninahitra aza dia tsy
manana voninahitra kosa amin' izao
noho ny voninahitra izay manan-
tombo. 11 Fa raha ny nihalevona
aza nisy voninahitra, mainka fa ny
mitoetra no misy voninahitra.
12 Koa amin' izany, satria mana-
na izany fanantenana izany izahay,
dia sahy tokoa, 13 ary tsy tahaka
any Mosesy, izay nanarona ny tava-
ny tamy ny fisalobonana, mba tsy
hibanjinan' ny Zanak' Isiraely ny
faran' izay nihalevona; 14 fa efa
donto ny sainy; fa ambaraka andro
any dia mbola tsy nesorina hiany
izany fisalobonana izany, raha vaki-
na ny tenin' ny fanekena taloha,
satria ao aminy Kristy hiany no
anesorana izany. 15 Fa misy fisa-
lobonana manarona ny fony amba-
raka andro any, raha vakina ny
teniny Mosesy. 16 Kanefa rehefa
miverina amy ny Tompo izy, dia
hesorina hiany ny fisalobonana. 17
Ary ny Tompo izany Fanahy izany;
ary izay itoeran' ny Fanahin' ny
Tompo no itoeran' ny fahafahana.
18 Fa isika rehetra kosa amy ny
tava tsy misarona dia mijery ny
voninahitry ny Tompo toy ny amy
ny fitaratra,[2] ka ovana hahazo izany
endrika izany indrindra avy amy

[1] *Na:* soratanay; *Gr.* anompoanay.
[2] *Na:* dia tahaka ny fitaratra tarafin' ny voninahitry ny Tompo.

ny voninahitra ka ho amy ny voni-
nahitra, toy ny avy amy ny Tompo,
dia ny Fanahy.
IV. Ary amin' izany, satria manana
izany fanompoana izany izahay,
araka ny nahazoanay famindrampo,
dia tsy ketraka. 2 Fa efa nolavinay
ny zavatra takona mahamenatra, ka
tsy mandeha amy ny fahendrena,
na manatsatso ny tenin' Andriama-
nitra izahay; fa amy ny fanehoana
ny marina no ideranay tena amy ny
fieritreretan' ny olona rehetra eo
imason' Andriamanitra. 3 Fa raha
miafina ny filazantsaranay, dia mia-
fina amin' izay ho very izany, 4 izay
nohajambain' ny andriamanitr' izao
tontolo izao, dia ny sain' ny tsy
mino, mba tsy hiposahan' ny faha-
zavan' ny filazantsaran' ny vonina-
hitry Kristy, Izay endrik' Andria-
manitra. 5 Fa tsy ny tenanay no
torinay, fa Kristy Jesosy Tompo,
ary izahay dia mpanomponareo noho
ny aminy Jesosy. 6 Fa Andriama-
nitra, Izay nandidy hoe: Aoka ny
mazava hahazava ao amy ny mai-
zina, no nampahazava ny fonay ho
amy[1] ny fahazavan' ny fahalalana
ny voninahitr' Andriamanitra eo
amy ny tavany Jesosy Kristy.
7 Fa manana izao rakitra izao
amy ny vilany tany izahay, mba ho
an' Andriamanitra ny halehiben'
ny hery, fa tsy ho avy aminay. 8
Voageja manodidina izahay, nefa
tsy tery; very hevitra, nefa tsy
mamoy fo; 9 enjehina, nefa tsy
nafoy; potraka, nefa tsy maty; 10
mitondra ny fahafatesany[2] Jesosy
mandrakariva ao amy ny tena iza-
hay, mba haseho ao amy ny tenanay
koa ny fiainany Jesosy. 11 Fa iza-
hay izay velona dia atolotra ho amy
ny fahafatesana mandrakariva noho
ny aminy Jesosy, mba haseho ao
amy ny nofonay mety maty koa ny
fiainany Jesosy.
12 Koa ny fahafatesana no miasa
ao aminay, fa ny fiainana kosa ao
aminareo. 13 Ary satria manana
izany fanahin' ny finoana izany
indrindra izahay, araka ny voasora-
tra hoe: "Nino aho, ka dia niteny"
(Sal. cxvi. 10), dia mino koa izahay
ka miteny; 14 fa fantatray fa Izay
nanangana any Jesosy Tompo no
hanangana anay koa miaraka ami-
ny Jesosy ka hanolotra anay mia-
raka aminareo. 15 Fa ny zava-
tra rehetra dia *natao* noho ny ami-
nareo mba hitomboan' ny fisaorana
ho voninahitr' Andriamanitra noho
ny fitombon' ny fahasoavana amy
ny maro.
16 Ary tsy ketraka izahay; fa na
dia mihalevona aza ny toetray[3] ive-
lany, dia havaozina isan-andro isan-
andro kosa ny toetray[3] anatiny. 17
Fa ny fahorianay maivana, izay
vetivety foana, dia mainka miasa fa-
tratra indrindra ka mahatanteraka
voninahitra mavesatra maharitra
mandrakizay ho anay, 18 raha tsy
mijery ny hita izahay, fa ny tsy
hita; fa ny hita dia ho vetivety
foana, fa ny tsy hita no haharitra
mandrakizay.
V. Fa fantatsika fa raha ravana ny
trano-laintsika ety an-tany, dia
manana izay voarafitr' Andriamani-
tra isika, dia trano tsy nataon-tànana
izay maharitra mandrakizay any an-
danitra. 2 Ary misento ao anatin'
ity isika ka maniry indrindra hitafy
ny tranontsika izay avy any an-
danitra koa; 3 fa ho hita mitafy
isika, fa tsy mba mitanjaka. 4 Fa
isika izay amin' izao lay izao dia
misento noho ny mahavesatra an-
tsika, satria tsy tiantsika ny henda-
hana, fa ny mba hotafiana koa, mba
hatelin' ny fiainana ny mety maty.
5 Ary Izay efa namboatra antsika
ho amin' izany indrindra dia An-
driamanitra, Izay efa nanome an-
tsika ny santatry ny Fanahy. 6
Koa matoky mandrakariva isika, ka
fantatsika fa raha mitoetra eo amy
ny tena, dia tsy mitoetra any amy

[1] *Na:* hampisehoana. [2] *Gr.* ny famonoana any. [3] *Gr.* olonay.

ny Tompo 7 (fa finoana no andehanantsika, fa tsy fahitana); 8 eny, matoky isika, ka aleontsika ny tsy hitoetra ao amy ny tena, fa ny hitoetra any amy ny Tompo. 9 Koa dia ataontsika ho voninahitsika ny mba hankasitrahany antsika, na mitoetra, na tsy mitoetra. 10 Fa isika rehetra dia samy tsy maintsy ho hita toetra miharihary eo amy ny fitsarany Kristy, mba handraisan' ny olona rehetra izay zavatra nataon' ny tenany, dia araka izay nataony, na tsara na ratsy.

11 Koa amin' izany, satria fantatsika ny fahatahorana ny Tompo, dia ny olona no ampanekenay, fa amin' Andriamanitra kosa dia efa voaseho rahateo izahay, ary manantena aho fa voaseho ao amy ny fieritreretanareo koa. 12 Tsy midera tena indray aminareo izahay, fa manome anareo izay ho reharehanareo ny aminay, mba hisy havalinareo izay mirehareha ny amy ny miseho[1] hiany, fa tsy amy ny fo. 13 Fa raha very saina izahay, dia ho an' Andriamanitra; fa raha tsy very saina izahay, dia ho anareo. 14 Fa ny fitiavany Kristy no manery anay, satria izao no hevitray: maty ny Anankiray hamonjy ny olona rehetra, ka dia maty koa izy rehetra; 15 ary maty hamonjy ny olona rehetra Izy, mba tsy ho velona ho any ny tenany intsony izay velona, fa ho an' Izay efa maty sy nitsangana hamonjy azy.

16 Koa dia tsy mahalala olona intsony araka ny nofo isika; eny, na dia nahafantatra any Kristy araka ny nofo aza isika, ankehitriny dia tsy fantatsika *araka izany* intsony Izy. 17 Koa raha misy olona ao aminy Kristy, dia olom-baovao izy; efa lasa ny zavatra taloha, indreo, efa tonga vaovao ireo. 18 Fa izany rehetra izany dia avy amin' Andriamanitra, Izay nampihavana antsika taminy amy ny alalany Kristy sady nanome anay ny fanompoana fampihavanana, 19 dia izao: Andriamanitra ao aminy Kristy no nampihavana izao tontolo izao taminy ka tsy nanisa ny fahadisoany; ary efa napetrany aminay ny teny fampihavanana.

20 Koa dia iraka[2] solony Kristy izahay, toa an' Andriamanitra mampangataka anay aminareo, solony Kristy izahay ka mangataka indrindra aminareo hoe: mihavàna amin' Andriamanitra anie hianareo. 21 Izay tsy nahalala ota dia efa nataony ȯta hamonjy antsika, mba ho tonga fahamariñan' Andriamanitra ao aminy kosa isika.

VI. Ary izahay mpiara-miasa aminy dia mangataka aminareo koa mba tsy handraisanareo foana ny fahasoavan' Andriamanitra 2 (fa hoy Izy:

"Tamy ny taona fankasitrahana no nihainoako anao,
Ary tamy ny andro famonjena no namonjeko anao" (Isa. xlix. 8);

indro, ankehitriny no andro fankasitrahana; indro, ankehitriny no andro famonjena); 3 fa tsy manao izay mahatafintohina izahay na amin' inona na amin' inona, mba tsy homen-tsiny ny fanompoana; 4 fa amy ny zavatra rehetra dia mampiseho ny tenanay ho mpanompon' Andriamanitra izahay, dia amy ny faharetana be, amy ny fahoriana, amy ny fahaterena, amy ny fahantrana, 5 amy ny kapoka, amy ny fatorana, amy ny tabataba, amy ny fisasarana, amy ny tsy fahitan-tory, amy ny fifadian-kanina, 6 amy ny fahadiovana, amy ny fahalalana, amy ny fahari-po, amy ny fahamoram-panahy, amy ny Fanahy Masina, amy ny fitiavana tsy mihatsaravelatsihy, 7 amy ny teny fahamarinana, amy ny herin' Andriamanitra, amy ny fiadian' ny fahamarinana, na amy ny ankavanana

[1] *Gr.* tava.

[2] *Gr.* ambasadôra.

na amy ny ankavia, 8 amy ny vo-
ninahitra sy ny fahafaham-bonina-
hitra, amy ny laza ratsy sy ny laza
soa; tahaka ny mpamitaka, nefa
marina hiany; 9 tahaka ny tsy
fantatra, nefa fantatra tsara hiany;
tahaka ny efa ho faty, nefa, indro,
velona hiany; tahaka ny faizana,
nefa tsy atao maty; 10 tahaka ny
ampalahelovina, nefa faly mandra-
kariva; tahaka ny malahelo, nefa
mampanan-karena ny maro; tahaka
ny tsy manana na dia kely akory
aza, nefa manana ny zavatra rehetra.

*Fananarana ny Kristiana tao Korinto mba tsy hikambana amy ny ratsy, sy filazana ny hafaliany Paoly noho ny nibebahan' ireo, rehefa nahazo ny epistily nampitondrainy.*

11 RY Korintiana, ny vavanay
misokatra aminareo, ny
fonay malalaka. 12 Tsy tery ami-
nay hianareo, fa tery ao am-ponareo
hiany. 13 Ary mba ho valiny to-
raka izany (izaho miteny toy ny
amy ny zanako), dia mba mihala-
laha kosa hianareo.
14 Aza mety hasiana zioga tsy
antonona anareo hikambanana amy
ny tsy mino. Fa inona no iraisan'
ny fahamarinana sy ny fahotana?
Ary inona no iombonan' ny mazava
sy ny maizina? 15 Ary inona no
ifanarahany Kristy sy Beliala? Ary
inona no iraisan' ny anjaran' ny
mino sy ny tsy mino? 16 Ary
inona no ikambanan' ny tempolin'
Andriamanitra amy ny sampy? Fa
isika no tempolin' Andriamanitra
velona, araka ny nataon' Andria-
manitra hoe: "Honina eo aminy
Aho sy handeha eo aminy; ary ho
Andriamaniny Aho, ary izy ho
oloko" (Lev. xxvi. 11, 12).
17 "Koa mivoaha eo aminy hia-
nareo, ka misaraha aminy,
hoy Jehovah,
Ary aza manendry izay zava-
tra tsy madio;
Ary Izaho dia handray anareo.
18 Ary ho Rainareo Aho,
Ary hianareo ho zanako-lahy
sy ho zanako-vavy, hoy Je-
hovah Tsitoha" (Isa. lii.
11, 12).

VII. Koa raha manana ireo teny
fikasana ireo isika, ry ma-
lala, dia aoka isika hanadio ny te-
nantsika ho afaka amy ny fahalo-
toana rehetra, na amy ny nofo na
amy ny fanahy, ka hahatanteraka
ny fahamasinana amy ny fahata-
horana an' Andriamanitra.
2 Ataovy omby anay ny fonareo;
tsy nanao izay tsy marina tamin'
olona izahay, tsy nanimba olona,
tsy nanambaka olona. 3 Tsy mi-
teny izany ho fanamelohana aho;
fa efa nilaza rahateo aho fa ao am-
ponay hianareo, mba hiara-maty sy
hiara-belona isika. 4 Be ny faha-
tokiako anareo, lehibe ny rehare-
hako ny aminareo; feno fiononana
aho sady be hafaliana indrindra amy
ny fahorianay rehetra.
5 Fa na dia efa tonga tany Make-
donia aza izahay, dia tsy nisy hiai-
nan' ny nofonay, fa nampahorina
tamy ny zavatra rehetra: teo ive-
lany nisy ady, tao anatiny nisy ta-
hotra. 6 Fa Andriamanitra, Izay
mampionona ny mpandefitra no efa
nampionona anay tamy ny naha-
tongavany Titosy, 7 ary tsy tamy
ny nahatongavany hiany, fa tamy
ny fampiononana izay nampionona-
nareo azy koa, raha nambarany ta-
minay ny fanirianareo sy ny fito-
manianareo sy ny fahazotoanareo
hanaiky ahy; ka dia mainka nifaly
aho. 8 Fa na dia nampalahelo
anareo tamy ny epistily aza aho,
dia tsy manenina *intsony*, na dia efa
nanenina hiany aza teo; fa fantatro
fa efa nampalahelo anareo izany
epistily izany, kanefa vetivety hiany.
9 Ary mifaly kosa aho ankehitriny,
nefa tsy noho ny nampalahelovana
anareo, fa noho ny nampalahelovana
anareo mba hibebaka; fa nampala-
helovina araka an' Andriamanitra
hianareo, mba tsy hataonay matian-

toka na amin' inona na amin' inona.
10 Fa ny alahelo araka an' Andria-
manitra miasa fibebahana ho famon-
jena tsy hanenenana; fa miasa fa-
hafatesana kosa ny alahelon' izao
tontolo izao.
11 Fa, indro, izany nampalahelo-
vana araka an' Andriamanitra izany
indrindra dia nahatonga fahazotoana
manao ahoana tao aminareo! eny,
fialan-tsiny manao ahoana! fahate-
zerana manao ahoana! fahatahorana
manao ahoana! faniriana manao
ahoana! zotom-po manao ahoana!
famaliana ny ratsy natao manao
ahoana! Tamin' izany rehetra iza-
ny dia nampiseho ny fahadiovanareo
ny amin' izany raharaha izany hia-
nareo. 12 Koa na dia nanoratra
taminareo aza aho, dia tsy noho ny
nanao izay tsy marina, na noho ny
niaritra izay tsy marina, fa mba
haseho aminareo eo anatrehan' An-
driamanitra ny fahazotoanareo ha-
naiky anay.
13 Ary noho izany dia nampio-
nonina izahay, ary tamy ny nampio-
nonana anay dia vao mainka nifaly
izahay noho ny fifaliany Titosy, fa
hianareo rehetra efa namelombelona
ny fanahiny. 14 Ary raha nisy
nataoko rehareha taminy ny ami-
nareo, dia tsy mahamenatra ahy
izany; fa tahaka ny nilazanay ma-
rina taminareo ny zavatra rehetra,
dia tonga marina koa ny rehareha-
nay taminy Titosy ny aminareo. 15
Ary vao mainka miraikitra amina-
reo aza ny fony, raha mahatsiaro
ny fanarahanareo rehetra izy, dia
ny haben' ny fahatahorana sy ny
fangovitana nandraisanareo azy. 16
Ary faly aho fa matoky anareo amy
ny zavatra rehetra.

*Ny amy ny famoriam-bola ho any ny Kristiana malahelo tany Jodia.*

VIII. ARY ampahafantarinay ana-
reo, ry rahalahy, ny
fahasoavan' Andriamanitra izay no-
mena tao amy ny fiangonana any
Makedonia; 2 fa tamy ny fahoriana
be nizahan-toetra azy no nitomboan'
ny hafaliany, ary ny hamafin'[1] ny
fahantrany no nampitombo ny ha-
ren' ny hitsim-pony.[2] 3 Koa vavo-
lombelona aho fa araka ny zakany,
eny, mihoatra noho ny zakany aza,
sady araka ny sitrapony hiany *no
nanomezany*, 4 sady nangataka
mafy taminay koa izy mba havela-
nay hikambana amin' izany fanom-
poana ho any ny olona masina izany;
5 ary tsy araka ny nantenainay, fa
ny tenany no natolony ho any ny
Tompo aloha, dia vao ho anay koa
noho ny sitrapon' Andriamanitra;
6 ka dia nangataka any Titosy iza-
hay mba hahatanteraka izany faha-
soavana izany eo aminareo koa araka
ny efa nanombohany azy teo aloha.
7 Fa araka ny itomboanareo amy
ny zavatra rehetra, na amy ny fino-
ana, na amy ny teny, na amy ny
fahalalana, na amy ny fahazotoana
rehetra, na amy ny fitiavanareo
anay, dia aoka ho araka izany koa
no hitomboanareo amin' izao faha-
soavana izao. 8 Tsy milaza izany
ho didy aho, fa noho ny zotom-pon'
ny sasany, mba hizaha toetra ny
hamarinan' ny fitiavanareo koa. 9
Fa fantatrareo ny fahasoavany Je-
sosy Kristy Tompontsika, fa na dia
nanan-karena aza Izy, dia tonga
malahelo noho ny aminareo, mba
hampanan-karena anareo ny alahe-
lony. 10 Ary dia ambarako izay
hevitro ny amin' izany, fa maha-
tsara anareo izany, satria tsy ny
fanaovana hiany, fa ny fikasana koa
aza dia efa natombokareo teo alo-
han' *ny sasany* hatry ny taon-itsỳ.
11 Ataovy tanteraka ary izany, ka
tahaka ny nahazotoanareo fony ni-
kasa, dia aoka ho tahaka izany koa
ny hahatanterahanareo azy araka
izay ananananareo. 12 Fa raha misy
ny fahazotoana, dia araka izay ana-

[1] *Gr.* halalin'.

[2] *Na:* fahafoizany.

nany no ankasitrahana, fa tsy araka
izay tsy ananany.
13 Kanefa tsy ny hahatonga
fitsaharana amy ny sasany ary faho-
riana aminareo no *anaovako izany*,
14 fa ny mba hisy fitoviana, ka
amin' izao ankehitriny izao ny ha-
ben' ny harenareo *no hahafaka* ny
alahelon' ireo, ary ny haben' ny
haren' ireo kosa *no hahafaka* ny
alahelonareo, mba hisy fitoviana,
15 araka ny voasoratra hoe: "Ny
*nanangona* be tsy nanana amby,
ary ny *nanangona* kely tsy nanana
ny tsy ampy" (Eks. xvi. 18).
16 Fa isaorana anie Andriamani-
tra, Izay manome fahazotoana ho
ao am-pony Titosy ho anareo mitovy
*amy ny ahy*. 17 Fa nanaiky ny
fangatahanay hiany izy, nefa nazoto
rahateo, ka sitrapony hiany no nan-
dehanany nankany aminareo. 18
Ary ilay rahalahy izay malaza amy
ny filazantsara any amy ny fiango-
nana rehetra no nirahinay hiaraka
aminy; 19 ary tsy izany hiany, fa
efa notendren'[1] ny fiangonana koa
izy ho namanay hiara-mandeha ami-
nay hitondra izao fahasoavana izao,
izay angoninay[2] ho voninahitry ny
Tompo sy ho vavolombelon' ny faha-
zotoanay. 20 Ary mitandrina iza-
hay mba tsy hisy hanome tsiny anay
amin' izao harena be angoninay[2]
izao; 21 fa miomana hanao izay
mahamendrika izahay, tsy eo ima-
son' ny Tompo hiany, fa eny imason'
ny olona koa. 22 Ary nirahinay
niaraka tamin' ireo ilay rahalahinay
izay efa hitanay mazoto matetika
amy ny zavatra maro, fa ankehi-
triny mazoto kokoa izy noho ny
haben' ny fahatokiany anareo.
23 Raha ny aminy Titosy, dia
namako izy sady mpiara-miasa ami-
ko ho anareo; ary ireo rahalahinay,
dia iraky[3] ny fiangonana izy sady
voninahitry Kristy. 24 Koa amin'
izany asehoy aminy eo imason' ny
fiangonana ny famantarana maha-
marina ny fitiavanareo sy ny rehare-
hanay ny aminareo.

IX. Fa ny amy ny fiantrana[4] ho
any ny olona masina, dia tsy
misy tokony hanoratako aminareo;
2 fa fantatro ny fahazotoanareo,
izay ataoko rehareha ny aminareo
amy ny Makedoniana hoe: Efa vo-
nona hatry ny taon-itsy Akaia, ary
ny zotom-ponareo dia nampirisika
ny maro. 3 Kanefa naniraka ireo
rahalahy ireo hiany aho, fandrao
dia ho foana ny reharehanay ny
aminareo amin' izany zavatra izany,
mba ho vonona hianareo araka izay
nolazaiko, 4 fandrao, raha tàhiny
hisy hiaraka amiko ny avy eto
Makedonia ka hahita anareo tsy
mbola vonona, dia ho menatra iza-
hay (mba tsy hanaovanay hoe: hia-
nareo) noho izany fahatokiana izany.
5 Koa nataoko fa tsy maintsy man-
gataka ny rahalahy handeha hialoha
ho any aminareo aho ka hahavita
rahateo ny fiantranareo izay noka-
sainareo teo aloha, mba hovitaina
toy ny fiantrana izany, fa tsy toy
ny fahihirana.
6 Fa izao *no lazaiko:* Izay ma-
mafy kely, dia kely no hojinjany;
fa izay mamafy be, dia be kosa no
hojinjany. 7 *Aoka* ny olona rehe-
tra samy *hanao* araka izay inian' ny
fony avy, tsy amy ny alahelo, na
amy ny faneriterena; fa "ny mpa-
nome amy ny fifaliana no tian' An-
driamanitra" (Oha. xxii. 8, lxx.). 8
Ary Andriamanitra mahay mampi-
tombo ny fahasoavana rehetra ami-
nareo, mba hananananareo ny onony
rehetra mandrakariva amy ny zava-
tra rehetra, ka hitombo amy ny asa
tsara rehetra; 9 araka ny voaso-
ratra hoe:

"Namafy izy, eny nanome ho
any ny malahelo;
Ny fahamarinany maharitra
mandrakizay" (Sal. cxii. 9).

---

[1] *Na:* nofidina tamy ny fananganan-tànana.
[2] *Gr.* ataonay amy ny fanompoanay.
[3] *Gr.* apostoly.
[4] *Gr.* fanompoana.

10 Ary Izay manome voa ho any
ny mpamafy sy mofo hohanina dia
hanome sy hahabe ny voa afafinareo
ary hampitombo ny vokatry ny faha-
marinanareo, 11 dia hanan-karena
amy ny zavatra rehetra hianareo ka
handroso amy ny hitsim-po,[1] izay
mahatonga ny fisaoranay an' An-
driamanitra. 12 Fa ny fanaovana
izany fanompoam-pivavahana izany
dia tsy mahafaka ny alahelon' ny
olona masina hiany, fa mahabe ny
fisaoran' ny maro an' Andriamanitra
koa, 13 satria ny fizahan-toetra *ana-
reo* amin' izany fanompoana izany no
ankalazany an' Andriamanitra noho
ny fitananareo tsara ny fanekenareo
ny filazantsarany Kristy sy noho
ny fahazotoanareo amy ny fiantrana
ho azy sy ho any ny olona rehetra;
14 ary amy ny fangatahany ho
anareo dia manina anareo izy noho
ny haben' ny fahasoavan' Andria-
manitra aminareo. 15 Isaorana
anie Andriamanitra noho ny fano-
mezany tsy azo tononina.

*Teny nentiny Paoly namaly izay nanohitra sy nanevateva ny fahefany ka nanao azy tsy ho Apostoly marina.*

X. ARY ny tenako, izaho Paoly,
dia mananatra anareo amy
ny hamoram-panahy sy ny fandefe-
rany Kristy, dia izaho, izay mane-
try tena, *hono*, raha eo anatrehanareo,
fa sahy aminareo kosa raha tsy eo.
2 Dia mangataka aho mba tsy ho
sahy, rehefa tonga, amy ny faha-
tokiana izay kasaiko hahasahiana
amy ny sasany izay manao anay ho
mandeha araka ny nofo.

3 Fa na dia velona amy ny nofo
aza izahay, dia tsy mba miady araka
ny nofo 4 (fa tsy avy amy ny nofo
ny fiadian' ny tafikay, fa mahery
amin' Andriamanitra handrava fia-
rovana mafy); 5 fa mandrava ny
fisainana sy ny zavatra avo rehetra
izay atsangana hanohitra ny fahala-
lana an' Andriamanitra izahay ka
mamabo ny hevitra rehetra hanaiky
any Kristy, 6 ary vonona hamaly
ny tsi-fanarahana rehetra izahay,
rehefa tanteraka ny fanarahanareo.

7 Mijery zavatra araka ny fise-
hony hiany va hianareo?[2] Raha
misy olona matoky ny tenany fa
any Kristy, aoka izy hisaintsaina
izao indray, fa tahaka ny mah' any
Kristy azy, no mah' any Kristy
anay koa. 8 Fa na dia bebe hiany
aza ny fireharehako ny amy ny fahe-
fanay izay nomeny Kristy anay
hananganana, fa tsy handravana
anareo, dia tsy hahazo henatra aho,
9 mba tsy hisehoako toy ny ta-
hampitahotra anareo amy ny epis-
tily. 10 Fa ny epistiliny, hoy izy,
dia mavesatra sy mahery; fa ma-
lemy kosa ny fanatrehan' ny tenany,
ary tsinontsinona ny teniny. 11
Aoka izany olona izany hihevitra
izao, fa tahaka ny fiteninay amy ny
epistily, raha tsy eo izahay, dia ho
tahaka izany koa ny asanay, rehefa
tonga izahay.

12 Fa izahay tsy sahy hanao ny
tenanay ho isan' ny sasany izay mi-
dera tena, na hampitaha ny tenanay
aminy; fa tsy hendry ireny, satria
manohatra ny tenany amy ny tenany
sy mampitaha ny tenany amy ny
tenany. 13 Fa izahay tsy mba hire-
hareha tsy amin' ohatra, fa araka
ny ohatry ny voafaritr' Andriama-
nitra ho anjaranay, dia ohatra mi-
hatra aminareo. 14 Fa tsy toy izay
tsy mihatra aminareo izahay ka
mihoatra ny faritry ny anjaranay;
fa tonga hatrany aminareo aza iza-
hay amy ny filazantsarany Kristy;
15 tsy mirehareha tsy amin' ohatra
amin' izay nisasaran' ny sasany iza-
hay, fa manana fanantenana izahay
fa rehefa mitombo ny finoanareo, dia
hohalehibiazina ao aminareo izahay
araka ny voafaritra ho anjaranay,
sady mbola handroso hiany 16 ka

[1] *Na:* fahafoizana. [2] *Na:* Mijery zavatra araka ny fisehony hiany hianareo.

hitory ny filazantsara amy ny tany
any ankoatranareo, ary tsy hire-
hareha amin' izay efa vonona raha-
teo ao anatin' ny voafaritra ho any
ny sasany. 17 Fa "izay mireha-
reha, dia aoka Jehovah no ho re-
harehany" (Jer. ix. 23). 18 Fa
tsy izay midera tena no ankasitra-
hana, fa izay derain' ny Tompo.

XI. Enga anie ka mba handefitra
amiko amy ny hadalana kely
hianareo, kanefa mandefitra[1] amiko
hiany hianareo. 2 Fa fahasaro-
piaro araka an' Andriamanitra no
mahasaro-piaro ahy aminareo; fa
nataoko fofom-badin' ny lehilahy
iray hianareo, mba hatolotro tahaka
ny virijina madio ho any Kristy. 3
Fa matahotra aho, fandrao ny sai-
nareo ho simba hiala amy ny fahi-
tsiam-po sy ny fahadiovana aminy
Kristy, tahaka ny namitahan' ny
menarana any Eva tamy ny fihen-
dreny. 4 Fa raha misy tonga ka
mitory Jesosy hafa izay tsy noto-
rinay, na hianareo mandray fanahy
hafa na filazantsara hafa izay tsy
noraisinareo, hay! tsara ny ande-
feranareo amin' izany! 5 Fa ataoko
fa tsy misy mahalatsaka ahy noho
ireo Apostoly ambony indrindra[1]
ireo. 6 Fa na dia olona tsy nam-
pianarina laha-teny aza aho, dia tsy
mba tahaka izany aho amy ny faha-
lalana; fa tamy ny zavatra rehetra
dia efa nasehonay marimarina tamy
ny olona rehetra izany hahasoa
anareo.

7 Diso va aho, raha nanetry tena
mba hisandratanareo ka nitory mai-
maimpoana ny filazantsaran' An-
driamanitra taminareo? 8 Namabo
ny fiangonana sasany aho ka nan-
dray karama hanompoako anareo.
9 Fa raha nitoetra teo aminareo
aho ka tsy nanana, dia tsy mba
nahavaky tratra olona aho; fa raha
vao tonga avy tany Makedonia ny
rahalahy, dia nomeny ahy izay ni-
laiko; ary tamy ny zavatra rehetra
dia nitandrina tsara izay tsy haha-
vaky tratra anareo aho sady mbola
hitandrina izany hiany. 10 Raha
ato anatiko koa ny fahamarinany
Kristy, dia tsy hisy hahafoana izany
reharehako izany any amy ny tany
Akaia. 11 Nahoana? Satria tsy
tiako va hianareo? Andriamanitra
no mahalala. 12 Fa izay ataoko no
mbola hataoko hiany mba hampi-
tsaharako ny famelezan' izay mitady
hamely, mba ho hita fa tahaka anay
hiany izy amin' izay ireharehany.
13 Fa Apostoly sandoka izy ireny,
mpiasa mamitaka, ka dia mampiova
ny endriny ho tahaka ny Apostoliny
Kristy. 14 Ary tsy mahagaga
izany, fa Satana aza mampiova ny
endriny ho tahaka ny anjelin' ny
mazava. 15 Koa tsy dia zavatra
lehibe tsy akory, raha ny mpanom-
pony koa no mba mampiova ny en-
driny ho tahaka ny mpanompon' ny
fahamarinana; nefa ny farany ho
araka ny asany hiany.

16 Hoy izaho indray: Aza misy
manao ahy ho adala; nefa, na dia
misy manao izany aza, raiso toy
ny adala aho mba hireharehako ke-
likely koa. 17 Izao lazaiko izao
dia tsy lazaiko araka ny Tompo,
fa toa amy ny fahadalana amin'
izao rehareha matoky izao hiany.
18 Satria maro no mirehareha
araka ny nofo, dia mba hireha-
reha koa aho. 19 Fa sitrakareo
ny handefitra amy ny adala, satria
hendry angaha hianareo. 20 Fa
hay! mandefitra hiany hianareo,
raha misy manandevo anareo, raha
misy mandany anareo, raha misy
misambotra anareo, raha misy mire-
hareha aminareo, raha misy mamely
ny tavanareo. 21 Manala-bara-tena
aho ka toa manaiky fa nalemy
izahay!

Fa amin' izay mahasahy ny olona
(miteny toy ny adala aho), dia mba
sahy koa aho. 22 Hebreo va izy?
Izaho koa. Isiraelita va izy? Izaho

[1] *Na:* Eny, mandefera.

[2] *Na:* fatratra loatra.

koa. Taranaky Abrahama va izy?
Izaho koa. 23 Mpanompony Kristy
va izy? (Miteny toy ny olona very
saina aho.) Mihoatra noho izy aho:
amy ny fisasarana manan-tombo,
amy ny trano-maizina matetika ko-
koa, amy ny kapoka be efa izay tsy
izy, amy ny fahafatesana matetika.
24 Indimy aho no nokapohin' ny
Jiosy inefa-polo latsaka iray avy.
25 Intelo nokapohina tamy ny hazo
aho, indray maka notoraham-bato,
intelo no vaky sambo, indray andro
sy indray alina no nitoetra teo amy
ny lalina, 26 nandeha matetika aho,
saiky nahita loza tamy ny ony,
saiky nahita loza tamy ny jiolahy,
saiky nahita loza tamy ny tompon-
tany namako, saiky nahita loza tamy
ny jentilisa, saiky nahita loza tao
amy ny tanàna aho, saiky nahita
loza tany an-efitra aho, saiky nahita
loza tany amy ny ranomasina aho,
saiky nahita loza tamy ny rahalahy
sandoka aho, 27 tamy ny fisasarana
sy ny fikelezan-aina, tamy ny tsi-
fahitan-tory matetika, tamy ny ha-
noanana sy ny hetaheta, tamy ny
fifadian-kanina matetika, tamy ny
hatsiaka sy ny fitanjahana. 28 Afa-
tsy ireo zavatra ivelany[1] dia mbola
misy koa izay mahazo ahy isan-
andro, dia ny fiahiana ny fiangonana
rehetra. 29 Iza no malemy, ka tsy
malemy aho? Iza no tafintohina,
ka tsy mirehitra aho?

30 Raha tsy maintsy mirehareha
aho, dia izay momba ny fahalemeko
no hataoko rehareha. 31 Andria-
manitra, Rainy Jesosy Tompo, Izay
isaorana mandrakizay, mahalala fa
tsy mandainga aho. 32 Tany Da-
maskosy ny governora notendreny
Areta mpanjaka dia nampiambina
ny tanàna Damaskosy mba hisam-
botra ahy; 33 fa avy teo amy ny
varavaran-kely eo amy ny mànda no
nampidinana ahy tamy ny sobiky,
ka dia afa-nandositra ny tànany
aho.

XII. Tsy maintsy mirehareha aho,
na dia tsy mahasoa aza izany;
fa handroso hilaza fahitana sy fa-
nambaran' ny Tompo aho. 2 Ma-
halala olona anankiray ao aminy
Kristy aho, tokony ho efatra amby
ny folo taona lasa izay—na tao amy
ny tena, na tsy tao amy ny tena, tsy
fantatro, Andriamanitra no maha-
lala—ilay anankiray dia nakarina
ho any amy ny lanitra fahatelo. 3
Ary mahalala ilay olona anankiray
aho—na tao amy ny tena, na tsy
tao amy ny tena, tsy fantatro, An-
driamanitra no mahalala—4 fa na-
karina ho any Paradisa izy ka nan-
dre teny tsy azo tenenina sady tsy
tokony holazain' olona. 5 Ilay
anankiray no hataoko rehareha; fa
ny amy ny tenako dia tsy hirehareha
aho afa-tsy amy ny fahalemena
hiany. 6 Fa na dia te-hirehareha
aza aho, dia tsy ho adala, fa hilaza
ny marina; nefa tsy manao izany
aho, fandrao misy olona mihevitra
ahy ho mihoatra noho izay ahitany
ahy na izay andrenesany ny teniko.

7 Ary fandrao hirehareha noho
ny habetsaky ny fanambarana aho,
dia nasiana tsilo tamy ny nofo,[2] dia
iraky Satana hamely ahy, fandrao
hirehareha aho. 8 Izany no nanga-
tahako intelo tamy ny Tompo, mba
hialan' izany amiko. 9 Nefa hoy
Izy tamiko: Ampy ho anao ny
fahasoavako; fa ny heriko dia tan-
terahina amy ny fahalemena. Koa
mainka sitrako ny hirehareha amy
ny fahalemeko, mba hitoeran' ny
heriny Kristy amiko. 10 Koa dia
finaritra aho amy ny fahalemena,
amy ny fampahoriana, amy ny faha-
terena, amy ny fanenjehana, amy
ny fahantrana, noho ny aminy
Kristy; fa ny fahalemeko no faha-
tanjahako.

11 Efa tonga adala aho; hiana-
reo no nahatery ahy; fa tokony
hoderainareo aho, satria tsy la-
tsaka noho ireo Apostoly ambony

---

[1] *Na:* izany rehetra izany.

[2] *Na:* notsatohana hazo maranitra ny nofoko.

indrindra[1] ireo, na dia tsinontsinona
aza aho. 12 Ny famantarana mah'
Apostoly ahy dia natao teo amina-
reo tokoa tamy ny faharetana rehe-
tra, tamy ny famantarana sy ny
fahagagana ary tamy ny asa lehibe.
13 Fa inona moa no nahalatsaka
anareo noho ny fiangonana sasany,
afa-tsy ny tsy namakiako tratra
anareo? Mamelà ahy ary amin'
izany fahadisoana izany.

14 Indro, efa fanintelony izao no
vonona hankaty aminareo aho, nefa
tsy hahavaky tratra anareo; fa tsy
ny fanananareo no tadiaviko, fa hia-
nareo; fa tsy ny zanaka no tokony
hihary ho any ny ray aman-dreniny,
fa ny ray aman-dreniny no tokony
hihary ho any ny zanany. 15 Ary
izaho dia faly indrindra handany sy
holanina hahasoa ny fanahinareo, na
dia araka ny fitombon' ny fitiavako
anareo aza no fihenan' ny fitiavana-
reo ahy.

16 Kanefa, na dia izany aza,
izaho tsy nahavaky tratra anareo,
fa nanao saina, *hono*, aho, dia na-
hazo anareo tamy ny fihendrena.
17 Moa izay nirahiko tany aminareo
va nisy nanaovako anareo ho vola
aman-karena? 18 Nangataka any
Titosy aho, sady nirahiko nomba
azy ilay rahalahy. Moa Titosy va
nanao anareo ho vola aman-karena
va? Tsy fanahy iray hiany va no
nandehananay? Tsy iray hiany va
no dianay?

19 Efa ela izay no nanaovanareo
anay ho miala tsiny aminareo. Eo
anatrehan' Andriamanitra no itene-
nanay ao aminy Kristy; fa ny zava-
tra rehetra, ry malala, dia ho fam-
pandrosoana anareo. 20 Fa mata-
hotra aho, fandrao, rehefa tonga
aho, dia hahita anareo ho toy izay
tsy tiako, ary ho hitanareo aho ho
toy izay tsy tianareo; fandrao hisy
fifandirana, fialonana, fiafonafonana,
fifampiandaniana, fanaratsiana, fibi-
tsibitsihana, fieboeboana, fikotrana-
na,—21 eny, fandrao, rehefa tonga
indray aho, dia hampietry ahy eo
anatrehanareo Andriamanitro, ary
izaho hanana alahelo amy ny maro
izay nanota teo aloha ka tsy mbola
nibebaka tamy ny fahalotoana sy ny
fijangajangana ary ny fijejojejoana
nataony.

XIII. Izao no fanintelon' ny hanka-
nesako atỳ aminareo. "Amy
ny tenin' ny vavolombelona roa na
telo no hanorenana mafy ny teny
rehetra" (Deo. xix. 15). 2 Efa nam-
barako fahiny, sady milaza rahateo
koa aho—toy ny nataoko fony mbola
teo aminareo fanindroany hiany, ary
ankehitriny raha tsy eo kosa—amin'
izay nanota teo aloha sy amy ny
sisa rehetra, fa rehefa tonga indray
aho, dia tsy hiantra, 3 satria hia-
nareo mitady famantarana fa miteny
ato anatiko Kristy, Izay tsy malemy
aminareo, fa mahery ao aminareo
kosa. 4 Fa voahombo tamy ny
hazo fijaliana Izy noho ny fahale-
mena, nefa velona kosa noho ny
herin' Andriamanitra. Fa izahay
koa dia malemy ao aminy, nefa
hiara-belona aminy ho anareo iza-
hay noho ny herin' Andriamanitra.

5 Diniho ny tenanareo, na mitoe-
tra amy ny finoana hianareo, na
tsia; izahao toetra ny tenanareo.
Moa tsy fantatrareo va ny amy ny
tenanareo, fa ao anatinareo Jesosy
Kristy, raha tsy olona nolavina hia-
nareo? 6 Nefa manantena aho fa
ho fantatrareo fa izahay dia tsy
olona nolavina. 7 Ary mangataka
amin' Andriamanitra izahay mba
tsy hanao izay ratsy hianareo, tsy
ny hisehoanay ho olona voazaha
toetra anefa, fa ny mba hanaovana-
reo izay tsara, na dia ho toy ny
olona nolavina aza izahay. 8 Fa
tsy mahavita na inona na inona
hanohitra ny marina izahay, fa
hampandroso ny marina kosa. 9
Fa faly izahay, raha malemy izahay,
fa hianareo no mahery; ary izao no

[1] *Na:* fatratra loatra.

angatahinay, dia ny fanatanteraha-
na anareo. 10 Izany no anoratako
izany zavatra izany, raha tsy eo
aminareo aho, fandrao, rehefa tonga
aho, dia hanao izay mafy araka ny
hery izay nomen' ny Tompo ahy ho
fananganana, fa tsy ho fandravana.
11 Farany, ry rahalahy, mifalia,[1]
aoka ho tanteraka hianareo, man-
draisa ny fampiononana, miraisa
saina, mihavàna; ary Andriamani-
try ny fitiavana sy ny fiadanana ho
aminareo. 12 Mifanaova veloma
amy ny fanorohana masina.
13 Ny olona masina rehetra
manao veloma anareo.
14 Ho aminareo rehetra anie ny
fahasoavany Jesosy Kristy Tompo
sy ny fitiavan' Andriamanitra ary
ny firaisana amy ny Fanahy Masina.

---

# NY EPISTILY HO ANY NY
# GALATIANA.

*Fiarahabana.*

I. PAOLY Apostoly—tsy avy
tamin' olona, na tamy ny
alalan' olona, fa tamy ny alalany
Jesosy Kristy sy Andriamanitra
Ray, Izay nanangana Azy tamy ny
maty—2 mbamy ny rahalahy rehe-
tra izay ato amiko, mamangy ny
fiangonana[2] atỳ Galatia: 3 ho ami-
nareo anie ny fahasoavana sy ny
fiadanana avy amin' Andriamanitra
Ray sy Jesosy Kristy Tompontsika,
4 Izay nanolotra ny tenany noho
ny fahotantsika, hanafahany antsika
amin' izao miara-belona ratsy fanahy
izao,[3] araka ny sitrapon' Andriama-
nitra Raintsika; 5 ho Azy anie ny
voninahitra mandrakizay mandra-
kizay. Amena.

*Fananarana ny Galatiana noho ny fivadibadihany, sy ny fanambarana ny mah' Apostoly any Paoly.*

6 GAGA aho, raha mifindra fain-
gana toy izao hianareo hiala
amin' Izay efa niantso anareo tamy
ny fahasoavany Kristy ho amy ny
filazantsara hafa, 7 izay tsy filazan-
tsara akory,[4] fa saingy misy ny
sasany mampitabataba anareo ka ta-
hamadika ny filazantsarany Kristy.
8 Fa na izahay, na anjely avy
any an-danitra aza, no mitory fila-
zantsara hafa aminareo afa-tsy[5] izay
efa notorinay taminareo, aoka ho
voaozona[6] izy. 9 Araka ny voala-
zanay fahiny no lazaiko indray an-
kehitriny: Raha misy olona mitory
filazantsara hafa aminareo, afa-tsy
izay efa noraisinareo, aoka ho voao-
zona[6] izy. 10 Ary ankehitriny,
olona va no ilako fitia, sa Andria-
manitra? Sa mila sitraka amin'
olona aho? Raha mbola mila sitraka
amin' olona aho, dia tsy mpanom-
pony Kristy.
11 Fa ampahafantariko anareo,
ry rahalahy, ny amy ny filazantsara
izay notoriko, fa tsy araka ny fanaon'
ny olona izany. 12 Fa izaho tsy
nandray azy tamin' olona, ary tsy
mba nampianarina aho, fa tamy ny
fanambarany Jesosy Kristy hiany.
13 Fa efa rènareo ny toetro fahi-
ny tamy ny fivavahan' ny Jiosy, fa

---

[1] *Na:* veloma. [2] *Gr.* eklesia. [3] *Na:* izao andro ratsy izao.
[4] *Gr.* anankiray koa. [5] *Na:* manohitra. [6] *Gr.* anatema.

nanenjika ny fiangonan'[1] Andria-
manitra efa izay tsy izy aho ka
nandrava azy; 14 ary nandroso
tamy ny fivavahan' ny Jiosy mihoa-
tra noho ny maro izay indray mihira
amiko eo amy ny fireneko aho ka
fatra-pitana ny fampianarana voa-
tolotry ny razako indrindra. 15 Fa
raha sitrak' Andriamanitra, Izay
nanokana ahy hatrany an-kibon'
ineny sy niantso ahy tamy ny faha-
soavany, 16 ny nampiseho ny Zana-
ny tato anatiko, mba hitoriako Azy
any amy ny jentilisa, niaraka tamin'
izay dia tsy naka saina tamy ny
nofo aman-dra aho, 17 ary tsy nia-
katra tany Jerosalema ho any amin'
izay Apostoly talohako aho, fa lasa
nankany Arabia, dia niverina ho
any Damaskosy indray.
18 Ary rehefa afaka telo taona,
dia niakatra tany Jerosalema ha-
mangy any Kefasy aho ka nitoetra
tao aminy dimy amby ny folo andro.
19 Nefa ny Apostoly sasany dia tsy
nisy hitako afa-tsy Jakoba,[2] raha-
lahin' ny Tompo. 20 Ary izay zava-
tra soratako aminareo, indro, eo
anatrehan' Andriamanitra fa tsy
mandainga aho. 21 Rehefa afaka
izany, dia tonga tany amy ny tany
Syria sy Kilikia aho; 22 ary tsy
mbola fantatry ny fiangonana[1] any
Jodia, izay ao aminy Kristy, ny
tarehiko. 23 Fa nandre hiany izy
hoe: Ilay mpanenjika antsika fahi-
ny, indro izy ankehitriny mitory ny
finoana izay noravany fahiny. 24
Ary dia nankalazany an' Andria-
manitra aho.
II. Ary nony afaka efatra amby ny
folo taona, dia niakatra tany
Jerosalema indray izaho sy Barna-
basy, ary Titosy dia nentiko niaraka
tamiko koa. 2 Ary niakatra araka
ny fanambarana aho, ka nambarako
taminy ny filazantsara izay toriko
any amy ny jentilisa, nefa nangin-
gina hiany tamin' izay manan-daza,
fandrao ho mihazakazaka foana aho,
na efa nihazakazaka foana. 3 Ka-
nefa na dia Titosy izay niaraka
tamiko aza, dia tsy mba noterena
hoforana, na dia Grika aza izy, 4
dia noho ny rahalahy sandoka nam-
pidirina misokosoko, izay niditra
mangingina hisafo ny fahafahan-
tsika, izay ananantsika ao aminy
Kristy Jesosy, mba hanandevozany
antsika; 5 fa tsy nety nikoy ireo
izahay na dia ora iray monja aza,
mba hitoeran' ny fahamarinan' ny
filazantsara aminareo. 6 Fa ny amy
ny olona atao ho manan-daza (na
nanao ahoana na nanao ahoana izy
dia tsy mampaninona ahy; Andria-
manitra tsy mizaha tavan' olona),
izaho tsy nomen' ireo manan-daza
ireo saina na tamin' inona na tamin'
inona. 7 Fa hafa kosa *no nataony*,
fa nony hitany fa notolorana ny
filazantsara ho adidiko ho any ny
tsy voafora aho, tahaka any Petera
ho any ny voafora 8 (fa Izay niasa
ho any Petera hah' Apostoly azy ho
any ny voafora no niasa ho ahy koa
ho any ny jentilisa), 9 ary nony fan-
tatry Jakoba sy Kefasy ary Jaona,
izay natao ho andry, ny fahasoavana
nomena ahy, dia notolorany ny tà-
nana ankavanan' ny fihavanana iza-
ho sy Barnabasy, mba hankany amy
ny jentilisa izahay, fa izy kosa ho
any amy ny voafora. 10 Izao hiany
*no tiany*, dia ny mba hahatsiarova-
nay ny malahelo, sady nahazoto ahy
indrindra rahateo ny hanao izany.
11 Ary nony tonga tany An-
tiokia Kefasy, dia nanohitra azy
nifanatrika aho, satria hita fa na-
nan-tsiny izy. 12 Fa fony tsy
mbola tonga ny sasany avy tany
aminy Jakoba, dia niara-nihinana
tamy ny jentilisa hiany izy; fa nony
tonga ireo, dia nihatakataka izy ka
niala, satria natahotra ny momba
ny famorana izy. 13 Ary ny Jiosy
sasany koa niara-nihatsaravelatsihy
taminy, ka Barnabasy avy aza mba
voataonan' ny fihatsarambelatsihiny

[1] *Gr.* eklesia.

[2] *Na:* fa Jakoba kosa.

koa. 14 Fa rehefa hitako fa tsy
nandeha mahitsy araka ny fahama-
rinan' ny filazantsara ireo, dia hoy
izaho taminy Kefasy teo anatrehan'
ny olona rehetra : Raha hianao izay
tena Jiosy aza no manao tahaka ny
fanaon' ny jentilisa, fa tsy tahaka
ny fanaon' ny Jiosy, nahoana ny
jentilisa no terenao hanao tahaka
ny fanaon' ny Jiosy ? 15 Taranaky
ny Jiosy isika, fa tsy mba mpanota
avy amy ny jentilisa, 16 nefa nony
fantatsika fa tsy hamarinina amy ny
asan' ny lalàna ny olona, fa amy ny
finoana any Jesosy Kristy, dia nino
any Kristy Jesosy koa isika mba
hohamarinina amy ny finoana any
Kristy, fa tsy amy ny asan' ny la-
làna, satria tsy misy nofo hohamari-
nina amy ny asan' ny lalàna. 17
Fa raha mitady hohamarinina ao
aminy Kristy isika, nefa ny tenan-
tsika no hita fa mpanota, moa mpa-
nompo ny ota va Kristy ? Sanatria
izany ! 18 Fa raha ny zavatra efa
noravako no atsangako indray, dia
mampiseho ny tenako fa diso aho.
19 Fa raha izaho, dia tamy ny la-
làna no nahafatesako ny amy ny
lalàna, mba ho velona ho an' An-
driamanitra aho. 20 Voahombo
miaraka aminy Kristy amy ny hazo
fijaliana aho, ary tsy izaho intsony
no velona, fa Kristy no velona ato
anatiko ; fa izay ivelomako ankehi-
triny eo amy ny nofo dia ivelomako
amy ny finoana ny Zanak' Andria-
manitra, Izay efa tia ahy ka nano-
lotra ny tenany hamonjy ahy. 21
Tsy mahafoana ny fahasoavan' An-
driamanitra aho ; fa raha avy amy
ny lalàna ny fahamarinana, dia maty
foana Kristy.

*Ny famonjena sy ny fahafahan' ny mino any Kristy ampitahaina amy ny fahamelohana sy ny fahandevozan' izay miankina amy ny lalàna.*

III. RY Galatiana adala, iza no
nanimba [1] anareo ; kanefa
teo imasonareo indrindra no nane-
hoana marimarina any Jesosy Kristy
voahombo tamy ny hazo fijaliana ?
2 Izao hiany no tiako holazainareo
amiko : Moa ny asan' ny lalàna va
no nandraisanareo ny Fanahy, sa ny
fitoriana ny finoana ? [2] 3 Adala toy
izany va hianareo ? Rehefa nanom-
boka tamy ny Fanahy hianareo, dia
hahatanteraka amy ny nofo va an-
kehitriny ? 4 Moa izany zavatra
be izany dia efa niaretanareo foana,
raha dia foana tokoa izany ? 5 Ary
Izay manome anareo ny Fanahy sy
mahavita asa lehibe eo aminareo,
moa avy amy ny asan' ny lalàna
va izany, sa avy amy ny fitoriana
ny finoana ? [2]
6 Dia tahaka any " Abrahama
nino an' Andriamanitra, ka dia ni-
saina ho fahamarinany izany " (Gen.
xv. 6). 7 Koa fantaro fa izay amy
ny finoana no zanaky Abrahama.
8 Ary satria hitan' ny Soratra *Ma-
sina* rahateo fa amy ny finoana no
anamarinan' Andriamanitra ny jen-
tilisa, dia nitory ny filazantsara ta-
miny Abrahama rahateo izy, nanao
hoe : " Aminao no hitahiana ny fire-
nena rehetra " (Gen. xii. 3) ; 9 ka
dia izay amy ny finoana notahina
mbaminy Abrahama mpino.
10 Fa izay rehetra amy ny asan'
ny lalàna dia eo ambanin' ny fanozo-
nana ; fa voasoratra hoe : " Voao-
zona izay rehetra tsy maharitra man-
katò ny zavatra rehetra voasoratra
ao amy ny bokin' ny lalàna " (Deo.
xxvii. 26). 11 Ary hita marimarina
fa amy ny lalàna dia tsy misy olona
hamarinina eo anatrehan' Andria-
manitra ; fa " ny marina amy ny
finoana no ho velona [3] " (Hab. ii. 4).
12 Ary ny lalàna tsy araka ny
finoana ; fa " izay mahatandrina
izany no ho velona aminy " (Lev.
xviii. 5). 13 Kristy nanavotra

[1] *Gr.* namosavy.
[2] *Na:* fandrenesana amy ny finoana.
[3] *Na:* " ny marina ho velon' ny finoana."

anay tamy ny ozon' ny lalàna, satria
tonga voaozona hamonjy anay Izy;
fa voasoratra hoe: "Voaozona izay
rehetra mihantona amy ny hazo"
(Deo. xxi. 23), 14 mba ho tonga amy
ny jentilisa ny fitahiana any Abra-
hama ao aminy Kristy Jesosy, ary
mba horaisintsika amy ny finoana
ny teny fikasana ny amy ny Fa-
nahy.

15 Ry rahalahy—miteny araka
ny fanaon' ny olona aho—na dia ny
fanekena [1] ataon' olona hiany aza,
rehefa vita mafy, dia tsy fanao ny
manatsoaka na manampy izany. 16
Ary taminy Abrahama sy ny tara-
nany no nilazana ny teny fikasana.
Tsy lazainy hoe: Ary ho any ny
taranaka, toy ny milaza ny maro;
fa toy ny milaza ny anankiray, "ary
ho any ny taranakao" (Gen. xxii.
18), dia Kristy izany. 17 Ary
izao no lazaiko: Ny fanekena izay
nataon' Andriamanitra mafy fahiny
dia tsy tsoahan' ny lalàna, izay vao
natao telo-polo amby efa-jato taona
tato aoriana, hahafoana ny teny fika-
sana. 18 Fa raha avy amy ny la-
làna ny lova, dia tsy avy amy ny
teny fikasana intsony; nefa taminy
Abrahama dia teny fikasana no na-
nomezan' Andriamanitra azy.

19 Inona ary ny lalàna? Na-
nampy noho ny fahadisoana izy am-
bara-pihavin' ny taranaka izay no-
mena ny teny fikasana; ary nala-
hatr' anjely teo an-tànan' ny mpana-
lalana izany. 20 Ary ny mpana-
lalana dia tsy any ny irery, fa An-
driamanitra dia iray hiany.

21 Ka moa manohitra ny teny
fikasan' Andriamanitra va ny la-
làna? Sanatria izany! Fa raha
nisy lalàna mahavelona nomena, dia
avy tamy ny lalàna tokoa ny faha-
marinana. 22 Fa ny Soratra *Ma-
sina* efa nanidy azy rehetra teo amy
ny fahotana, mba homena ny mino
ny teny fikasana noho ny finoana
any Jesosy Kristy.

23 Fa fony tsy mbola tonga ny
finoana, dia voambina tao ambanin'
ny lalàna isika ka voahidy ho amy
ny finoana izay efa haseho ato aoria-
na. 24 Koa ny lalàna dia mpitaiza
antsika ho aminy Kristy mba hoha-
marinina noho ny finoana isika. 25
Fa rehefa tonga ny finoana, dia tsy
fehezin' izay mpitaiza intsony isika.
26 Fa hianareo rehetra dia zanak'
Andriamanitra amy ny finoana any
Kristy Jesosy. 27 Fa na iza na
iza hianareo no natao batisa ho any
Kristy dia nitafy any Kristy. 28
Tsy misy intsony na Jiosy na Grika,
na andevo na tsy andevo, na lahy
sy vavy; fa iray hiany hianareo
rehetra ao aminy Kristy Jesosy.
29 Fa raha any Kristy hianareo, dia
taranaky Abrahama sy mpandova
araka ny teny fikasana.

IV. Ary hoy izaho: Raha mbola
zaza ny mpandova, dia tsy hafa
noho ny andevo izy, na dia tompon'
ny zavatra rehetra aza; 2 fa fehe-
zin' izay mpitondra sy mpitaiza azy
izy mandra-pahatongan' ny fetr' an-
dro voatendrin' ny rainy. 3 Dia
tahaka izany koa isika, fony mbola
zaza, dia nandevozin' ny abidim-
pianaran' izao tontolo izao; 4 fa
rehefa tonga ny fotoan' andro, dia
nirahin' Andriamanitra ny Zanany,
nateraky ny vehivavy, nateraka tao
ambanin' ny lalàna, 5 hanavotany
izay ambanin' ny lalàna, mba han-
draisantsika ny fananganan-anaka.
6 Ary satria zanaka hianareo, dia
nirahin' Andriamanitra ho ato am-
pontsika ny Fanahin' ny Zanany,
miantso hoe: Aba, Ray ô. 7 Ka
dia tsy mpanompo intsony hianao,
fa zanaka; ary raha zanaka, dia
mpandova koa noho ny ataon' An-
driamanitra.

8 Kanefa tamin' izany, fony mbo-
la tsy nahalala an' Andriamanitra
hianareo, dia nanompo izay andria-
mani-tsi-izy; 9 fa ankehitriny, re-
hefa mahalala an' Andriamanitra

[1] *Na:* didim-pananana.

hianareo—nefa tsy izany, fa Izy no
mahalala anareo—nahoana hianareo
no dia miverina indray ho amy ny
abidim-pianarana malemy sady tsy
misy na inona na inona, nefa tiana-
reo hotompoina indray? 10 Andro
sy volana sy fotoana ary taona no
tandremanareo fatratra. 11 Mata-
hotra ny aminareo aho, fandrao dia
nisasatra foana taminareo.

12 Ry rahalahy, mangataka ami-
nareo aho, aoka ho tonga tahaka
ahy hianareo, fa izaho kosa mba efa
tonga tahaka anareo. Tsy naninona
ahy akory hianareo; 13 nefa fanta-
trareo fa noho ny fahalemen' ny
nofo no nitoriako ny filazantsara
taminareo tamin' ilay voalohany;
14 ary ny teo amy ny nofoko izay
tonga fakam-panahy anareo dia tsy
mba nohamavoinareo na nolavinareo;
fa nandray ahy tahaka ny mandray
anjelin' Andriamanitra hianareo,
eny, dia tahaka any Kristy Jesosy
aza. 15 Aiza ary ilay nataonareo
ho fahasambarana? Fa vavolombe-
lonareo aho fa raha azo natao, na
dia ny masonareo aza dia ho nesori-
nareo ka nomenareo ahy. 16 Koa
efa tonga fahavalonareo va aho, sa-
tria milaza ny marina aminareo?

17 Mazoto mila fitia aminareo
izy ireo, nefa tsy araka ny mety; fa
izy ta-hanidy anareo any ivelany,
mba hampahazoto anareo hila fitia
aminy kosa. 18 Fa tsara raha ilam-
pitia amy ny tsara mandrakariva,
na dia sendra tsy eo aminareo aza
aho. 19 Anaka, izay ahararíako
indray amy ny fiterahana mandra-
pahariny Kristy ao anatinareo, 20
enga anie ka ho tonga eo aminareo
aho ankehitriny ka hanova ny feoko;
fa misalasala aho ny aminareo.

21 Milazà amiko, hianareo izay
te-ho ambanin' ny lalàna: tsy rena-
reo va ny lalàna? 22 fa voasoratra
hoe: "Abrahama nanana zanaka
roa lahy, ny anankiray tamy ny an-
devovavy, ary ny anankiray tamy ny
tsy andevo. 23 Kanefa ilay tamy ny
andevovavy dia nateraka araka ny
nofo; fa ilay tamy ny tsy andevo
kosa dia nateraka tamy ny teny
fikasana." 24 Ary izany dia azo
atao fanoharana; fa izy roa vavy
ireo dia fanekena roa; ny ananki-
ray avy tamy ny tendrombohitra
Sinay ka miteraka ho amy ny fahan-
devozana, dia Hagara izany. 25
Ary [1] ny hoe Hagara dia ny ten-
drombohitra Sinay any Arabia ka
mifamaly aminy Jerosalema anke-
hitriny; fa andevo izy mbamy ny
zanany.

26 Fa Jerosalema any ambony
kosa, izay renintsika, dia tsy mba
andevo. 27 Fa voasoratra hoe:

> "Mifalia, ramomba, izay tsy
> miteraka;
> Miantsoa sy minananananà, hia-
> nao izay tsy mbola mihetsi-
> jaza;
> Fa ny zanaky ny mpitondrate-
> na dia maro noho ny any ny
> manam-bady" (Isa. liv. 1).

28 Fa isika, ry rahalahy, dia
zanaky ny teny fikasana tahaka any
Isaka. 29 Kanefa tahaka ny ta-
min' izany andro izany, ilay teraka
araka ny nofo dia nanenjika ilay
araka ny Fanahy, dia tahaka izany
koa ankehitriny. 30 Nefa ahoana
no lazain' ny Soratra *Masina?*
"Roahy io andevovavy io sy ny
zanani-lahy; fa ny zanaky ny an-
devo tsy hiray lova amy ny zanaky
ny tsy andevo" (Gen. xxi. 10). 31
Ary amin' izany, ry rahalahy, tsy
zanak' andevovavy isika, fa zanaky
ny tsy andevo.

V. Ho amy ny fahafahana no nana-
fahany Kristy antsika; ka to-
moera tsara, fa aza mety hohazonin'
ny zioga fanandevozana intsony.

*Fampirisihana ny Galatiana tsy ha-
havery ny fahafahany, fa hazoto
handroso amy ny fitondrantena
tsara.*

[1] *Na:* [Fa].

2 INDRO, izaho Paoly milaza ami-
nareo fa raha mety hoforana
hianareo, dia tsy hahasoa anareo na
dia kely akory aza Kristy. 3 Ary
lazaiko marina indray amy ny olona
manaiky hoforana rehetra fa mpi-
trosa tsy maintsy mankatò ny la-
làna rehetra izy. 4 Dia tafasaraka
aminy Kristy hianareo na iza na
iza izay mitady hohamarinina amy
ny lalàna; efa lavo niala tamy ny
fahasoavana hianareo. 5 Fa izahay
amy ny Fanahy sy noho ny finoana
dia miandry ny fanantenana[1] ny
fahamarinana. 6 Fa ao aminy
Kristy Jesosy dia tsy mahasoa na
ny famorana na ny tsi-famorana, fa
ny finoana izay miasa amy ny fitia-
vana.

7 Hianareo nihazakazaka tsara,
iza no nisakana anareo tsy hanaiky
ny marina? 8 Izany fitaomana
izany dia tsy avy tamin' Ilay mian-
tso anareo. 9 Ny masirasira kely
dia mahatonga ny vongana rehetra
ho masirasira avokoa. 10 Izaho
matoky anareo ao amy ny Tompo
fa tsy hisaina zavatra hafa akory
hianareo; fa ilay mampitabataba
anareo no hiharan' ny fanamelohana,
na zovy na zovy izy. 11 Fa izaho,
ry rahalahy, raha mbola mitory ny
famorana hiany, nahoana aho no
mbola enjehina? Dia afaka tokoa
ny fahatafintohinana noho ny hazo
fijaliana. 12 Enga anie ka hieso-
tra[2] aza izay mampitabataba anareo.

13 Fa efa nantsoina ho amy ny
fahafahana hianareo, ry rahalahy;
kanefa aoka tsy *ho entinareo* hana-
raka ny nofo izany fahafahana iza-
ny, fa mifampanompoa amy ny
fitiavana. 14 Fa tanteraka amy
ny teny iray hiany ny lalàna re-
hetra, dia izao: "Tiava ny namanao
tahaka ny tenanao" (Lev. xix. 18).
15 Fa raha mifandramatra sy mi-
fampihinana hianareo, tandremo
fandrao mifandringana.

16 Fa hoy izaho: Mandehana
araka ny Fanahy, dia tsy hahatan-
teraka ny filan' ny nofo hianareo.
17 Fa ny nofo manohitra ny Fan-
ahy, ary ny Fanahy manohitra ny
nofo; ary mifanohitra izy roroa,
mba tsy hahazoanareo manao izay
zavatra tianareo. 18 Fa raha tari-
hin' ny Fanahy hianareo, dia tsy
mba ambanin' ny lalàna.

19 Fa miharihary ny asan' ny
nofo, dia izao: Fijangajangana, fa-
halotoana, fijejojejoana, 20 fanom-
poan-tsampy, fanaovana ody ratsy,
fandrafiana, fifandirana, adi-lahy,
fiafonafonana, fifampiandaniana, fisa-
rahana, fitokoana, 21 fialonana, fa-
hamamoana, filalaovan-dratsy, ary
ny toy izany, izay lazaiko aminareo
rahateo, tahaka ny voalazako fa-
hiny koa, fa izay manao izany dia
tsy handova ny fanjakan' Andria-
manitra.

22 Fa ny vokatry ny Fanahy
kosa dia fitiavana, fifaliana, fiada-
nana, fahari-po, fahamoram-panahy,
fanaovan-tsoa, fahamarinana, 23 fa-
halemem-panahy, fahononam-po; tsy
misy lalàna manohitra izany. 24
Fa izay any Kristy Jesosy dia efa
nanombo ny nofony mbamy ny fa-
niriany sy ny filàny tamy ny hazo
fijaliana.

25 Raha velon' ny Fanahy isika,
dia aoka handeha araka ny Fanahy.
26 Aoka isika tsy handrani-tena
foana ka hifampihaika sy hifampia-
lona.

VI. Ry rahalahy, raha misy olona
azon' ny ota tsy nahy aza,[3] dia
atsanganonareo izay manana ny Fa-
nahy amy ny fahamorana izy, ka
mihevera ny tenanao, fandrao hia-
nao koa mba halaim-panahy hiany.
2 Mifampitondrà izay mahavesatra,
ary aoka izany no hahatanterahana-
reo ny lalàny Kristy.

3 Fa raha misy manao ny tenany
ho zavatra, kanjo tsinontsinona, dia

[1] *Na:* fanantenan'.
[2] *Na:* hanakilema tena.
[3] *Na:* azo olan-tànana amin' izay fahadisoana aza.

mamitaka ny tenany izy. 4 Fa
aoka ny olona rehetra samy hizaha
toetra ny asany avy, dia samy ha-
nana hafaliana ny amy ny tenany
hiany izy, fa tsy ny amy ny olon-
kafa; 5 fa samy hitondra ny en-
tany avy ny olona rehetra.

6 Aoka izay ampianarina ny teny
mba hahafoy zava-tsoa ho an' izay
mampianatra. 7 Aza mety hofita-
hina hianareo; Andriamanitra tsy
azo vazivazina, fa izay afafin' ny
olona no hojinjany. 8 Fa izay ma-
mafy ho any ny nofony dia hijinja
fahasimbana avy amy ny nofo; ary
izay mamafy ho any ny Fanahy dia
hijinja fiainana mandrakizay avy
amy ny Fanahy. 9 Ary aza mba
ketraka amy ny fanaovan-tsoa isika;
fa amy ny fotoan' andro no hijin-
jantsika, raha tsy reraka isika. 10
Koa araka ny ananantsika andro
hanaovana, dia aoka isika hanao soa
amy ny olona rehetra, indrindra fa
amy ny mpianakavin' ny finoana.

*Anatra farany.*

11 INDRO ny havaventin' ny so-
ratra izay soratan' ny tà-
nako ho aminareo.

12 Na iza na iza te-hiseho ho
tsara amy ny nofo, dia ireo no ma-
nery anareo hoforana, nefa noho
izao hiany: fandrao henjehina noho
ny hazo fijaliany Kristy izy. 13
Fa na dia ny tenan' izy voafora aza
dia tsy mitandrina ny lalàna; ka-
nefa tiany hoforana koa hianareo,
mba hireharehany amy ny nofona-
reo. 14 Fa sanatria raha mba misy
hataoko rehareha afa-tsy ny hazo
fijaliany Jesosy Kristy Tompon-
tsika, Izay[1] naha-voahombo izao
tontolo izao tamy ny hazo fijaliana,
raha ny amiko, ary izaho kosa, raha
ny amin' izao tontolo izao. 15 Fa
samy tsy mahasoa na ny famorana
na ny tsi-famorana, fa ny ho olom-
baovao. 16 Ary izay rehetra man-
deha araka ity fitsipika ity, dia ho
aminy anie ny fiadanana sy ny fa-
mindrampo, ary ho amy ny Isiraelin'
Andriamanitra.

17 Amin' izao sisa izao aoka tsy
hisy hanahirana ahy intsony; fa
izaho mitondra ny mariky Jesosy
voatomboka eo amy ny tenako.

18 Ho amy ny fanahinareo anie,
ry rahalahy, ny fahasoavany Jesosy
Kristy Tompontsika. Amena.

---

## NY EPISTILY HO ANY NY

# EFESIANA.

*Fiarahabana nataony Paoly, sy fide-
rany an' Andriamanitra noho ny
soa avy amy ny avotra nataony
Kristy.*

I. PAOLY, Apostoliny Kristy
Jesosy noho ny sitrapon'
Andriamanitra, mamangy ny olona
masina any Efesosy, izay mahatoky
ao aminy[2] Kristy Jesosy: 2 ho
aminareo anie ny fahasoavana sy ny
fiadanana avy amin' Andriamanitra
Raintsika sy Jesosy Kristy Tompo.

3 Isaorana anie Andriamanitra,
Rainy Jesosy Kristy Tompontsika,
Izay nitahy antsika tao aminy
Kristy amy ny fitahiam-panahy re-
hetra any an-danitra, 4 araka ny

[1] *Na:* izay.

[2] *Na:* mino any.

nifidianany antsika tao aminy, fony
tsy mbola ary ny fanorenan' izao
tontolo izao, mba ho masina sady
tsy misy tsiny eo anatrehany isika,
5 rehefa notendreny rahateo amy
ny fitiavana isika mba ho Azy[1]
amy ny fananganan-anaka amy ny
alalany Jesosy Kristy, araka izay
ankasitrahan' ny fony, 6 ho fiderana
ny voninahitry ny fahasoavany, izay
nanasoavany antsika maimaimpoa-
na ao amy ny Malala.

7 Izy no ananantsika fanavotana
amy ny rany, dia ny famelana ny
fahadisoantsika, araka ny haren' ny
fahasoavany, 8 izay nataony be ho
antsika tamy ny fahendrena sy ny
fisainana rehetra, 9 rehefa nampa-
hafantariny ny zava-miafina ny amy
ny sitrapony isika, araka ny safi-
diny izay nokasain' ny tenany, 10
hahatanterahany ny fitondrana ha-
tao mandra-pahatapitry ny andro
voatendry, hanangonany[2] ny zava-
tra rehetra ho iray ao aminy Kristy,
na ny any an-danitra, na ny ety an-
tany, dia ho ao aminy; 11 ao aminy
koa no nanaovana antsika ho lova-
ny,[3] rehefa notendrena rahateo isika
araka ny fikasan' Izay mahefa ny
zavatra rehetra araka ny ankasitra-
han' ny fony, 12 mba ho fiderana ny
voninahiny izahay, izay nanantena
any Kristy rahateo. 13 Ao aminy
koa hianareo, rehefa renareo ny
tenin' ny fahamarinana, dia ny fila-
zantsara famonjena anareo,—eny,
ao aminy koa hianareo, rehefa nino,
no nasiana tombo-kase tamy ny
Fanahy Masina araka ny teny fika-
sana. 14 Izany Fanahy izany no
santatry ny lovantsika ho amy ny
fanavotana *ny olona* izay nalainy
ho any ny tenany, ho fiderana ny
voninahiny.

*Fivavahana ho any ny Kristiana tao Efesosy mba handrosoany hahalala ny hatsaran' ny famonjena, sy fampahatsiarovana azy ny halehiben' ny fitiavan' Andriamanitra.*

15 ARY noho izany izaho koa,
rehefa nandre ny finoa-
nareo any Jesosy Tompo *izay hitan'*[4]
ny olona masina rehetra, 16 dia tsy
mitsahatra misaotra noho ny ami-
nareo ka mahatsiaro *anareo* amy ny
fivavahako, 17 mba homen' Andria-
manitry Jesosy Kristy Tompontsika,
Rain' ny voninahitra, ho anareo ny
fanahin' ny fahendrena sy ny fa-
nambarana amy ny fahalalana Azy
tsara, 18 ary mba hampahiratina
ny mason' ny sainareo, mba ho fan-
tatrareo izay fanantenana avy amy
ny fiantsoany sy izay haren' ny
voninahitry ny lovany eo amy ny
olona masina, 19 ary ny fihoaran'
ny halehiben' ny heriny ho antsika
izay mino, araka ny fiàsan' ny herin'
ny faherezany, 20 izay nataony tao
aminy Kristy tamy ny nananganany
Azy tamy ny maty sy ny nampitoe-
rany Azy eo amy ny tànany anka-
vanana any an-danitra, 21 ambony
lavitra noho ny fanapahana rehetra
sy ny fahefana sy ny hery sy ny
fanjakana ary ny anarana rehetra
izay tononina, tsy amin' izao fiainana
izao hiany, fa amy ny ho avy koa,
22 dia nampanaiky ny zavatra re-
hetra ho eo ambanin' ny tongony
Izy ka nanao Azy ho lohany mana-
paka ny zavatra rehetra ho any ny
fiangonana,[5] 23 izay tenany, dia ny
fahafenoan' Izay mameno izao zava-
tra rehetra izao amy ny rehetra.

II. Ary hianareo *dia efa novelominy*,
fony mbola matin' ny fahadisoa-
nareo sy ny fahotanareo, 2 izay na-
lehanareo fahiny, araka ny fomban'
izao tontolo izao, araka ny mpana-
paka ny fanjakana eny amy ny

[1] *Na:* amy ny fitiavana, rehefa notendreny rahateo ho Azy isika.
[2] *Na:* hanangonany indray.
[3] *Na:* no nandraisantsika ny lova.
[4] *Na:* [ny finoanareo any Jesosy Tompo sy ny fitiavanareo].
[5] *Gr.* eklesia.

rivotra, dia ny fanahy izay miasa
ankehitriny ao anatin' ny zanaky
ny tsi-fanarahana; 3 teo amin' ireo
no nitondrantsika rehetra tena koa
fahiny tamy ny filan' ny nofontsika
ka nanaovantsika ny danin' ny nofo
sy ny saina; ary araka ny toetsika
dia zanaky ny fahatezerana toy ny
sasany koa isika. 4 Fa Andriama-
nitra, Izay manan-karena amy ny
famindrampo, noho ny halehiben'
ny fitiavany izay nitiavany antsika,
5 na dia fony mbola matin' ny faha-
disoana aza isika, dia nahavelona an-
tsika niaraka taminy Kristy (faha-
soavana no namonjena anareo); 6
ary niara-natsangany isika ka niara-
napetrany any an-danitra ao aminy
Kristy Jesosy, 7 mba hasehony amy
ny andro ho avy ny haben' ny haren'
ny fahasoavany amy ny fahamoram-
panahiny amintsika ao aminy Kristy
Jesosy.

8 Fa fahasoavana no namonjena
anareo amy ny finoana; ary tsy avy
aminareo izany, fa fanomezana avy
amin' Andriamanitra; 9 tsy avy
amy ny asa, fandrao hisy hirehareha.
10 Fa asany isika, voaforona tao
aminy Kristy Jesosy mba hanao asa
tsara, izay namboarin' Andriamani-
tra rahateo mba handehanantsika
eo aminy.

*Ny famindrampon' Andriamanitra amy ny jentilisa amy ny andraisany azy ho ao amy ny fiangonana.*

11 KOA tsarovy fa fahiny hiana-
reo izay jentilisa araka
ny nofo, ka nolazain' ny voaforan-
tànana teo amy ny nofo hoe 'tsy
voafora,'—12 *eny, tsarovy* fa tamin'
izany andro izany dia tsy nanana
any Kristy hianareo, fa olon-ko azy
tamy ny fanjakan' ny Isiraely ary
vahiny tamin' ireo faneken' ny teny
fikasana, dia tsy nanana fanantenana
sady tsy nanana an' Andriamanitra
teo amin' izao tontolo izao; 13 fa
ankehitriny kosa, ao aminy Kristy
Jesosy, hianareo izay lavitra fahiny
dia efa nampanakeken' ny rany
Kristy.

14 Fa Izy no fihavanantsika, Izay
nahiray antsika roa tonta ka nan-
drava ny efitry ny fisarahana, 15 fa
tao amy ny nofony no nandravany
ny fandrafiana, dia ny lalàna nisy
didy natao hotandremana, mba hana-
kambanany antsika roa tonta ao
amy ny tenany ho olom-baovao iray,
ka hanaovany fihavanana, 16 ary
hampihavana antsika roa tonta ho
tena iray amin' Andriamanitra noho
ny hazo fijaliana, izay namonoany
ny fandrafiana. 17 Ary tonga Izy
ka nitory teny soa mahafaly milaza
fihavanana[1] taminareo izay lavitra
ary fihavanana[1] tamin' izay akaiky
koa. 18 Fa Izy no ananantsika roa
tonta fanatonana amy ny Fanahy
iray ho any amy ny Ray.

19 Koa dia tsy mba vahiny sy
mpivahiny intsony hianareo, fa
tompon-tany, mpiray fanjakana amy
ny olona masina sady ankohonan'
Andriamanitra, 20 natsangana teo
ambonin' ny fanorenan' ny Apos-
toly sy ny mpaminany, ary Kristy
Jesosy no fehizoro indrindra; 21 ao
aminy no irafetan' ny rafitra rehe-
tra, mitombo tsara ho tempoly ma-
sina ao amy ny Tompo. 22 Ary ao
aminy no miaraka aorina koa hia-
nareo ho fonenan' Andriamanitra
amy ny Fanahy.

*Ny nanendrena any Paoly ho Apostolin' ny jentilisa, sy ny vavaka aman-tsaotra nataony ho any ny fiangonana tao Efesosy.*

III. ARY noho izany, izaho Paoly,
mpifatotra any Kristy
Jesosy, noho ny aminareo jentilisa,
—2 raha mba renareo ny fitondrana
ny fahasoavan' Andriamanitra izay
nomena ahy ho anareo, 3 fa fanam-
barana no nampahafantarana ahy
ny zava-niafina, araka ny voasoratro
tamy ny teny fohifohy teo. 4 Ary

[1] *Na:* fiadanana; *izahao Isa.* lvii. 19.

araka izany, raha mamaky hianareo,
dia ho hainareo fantarina ny faha-
fantarako ny zava-niafina ny aminy
Kristy, 5 izay tsy mbola nampa-
hafantarina ny zanak' olombelona
tamy ny taranaka lasa tahaka ny
fanambaran' ny Fanahy ankehitriny
amy ny Apostoly masina sy ny mpa-
minany, 6 dia ny ahatongavan' ny
jentilisa ho mpiray lova sy ho tena
iray ary ho mpiombona ny teny
fikasana ao aminy Kristy Jesosy
noho ny filazantsara, 7 izay nanao-
vana ahy ho mpanompo araka ny
fanomezan' ny fahasoavan' Andria-
manitra, izay nomena ahy araka ny
fiàsan' ny heriny. 8 Eny, izaho,
izay kely noho ny kely indrindra
amy ny olona masina rehetra, no
nomena izao fahasoavana izao, dia
ny hitory amy ny jentilisa ny ha-
reny Kristy tsy hita lany, 9 ary ny
hampahazava ny olona rehetra mba
hahalalany izay fitondrana ny zava-
miafina, dia ilay voàfina hatramy
ny nanaovana izao tontolo izao tao
amin' Andriamanitra, Izay nanao
ny zavatra rehetra; 10 mba ham-
pahafantarina ireo fanapahana sy
fahefana any an-danitra amin' izao
ankehitriny izao ny mahamaro sami-
hafa ny fahendren' Andriamanitra
amy ny fitondrany ny fiangonana,[1]
11 araka ny fikasana hatrizay hatri-
zay izay nataony tao aminy Kristy
Jesosy Tompontsika, 12 Izay ana-
nantsika fahasahiana sy fanatonana
amy ny fahatokiana noho ny finoana
Azy. 13 Koa izany no angatahako
aminareo mba tsy ho ketraka amy
ny fahoriako ho anareo, fa vonina-
hitrareo izany.

14 Ary noho izany no andohale-
hako amy ny Ray, 15 Izay ahazoan'
ny fianakaviana rehetra any an-
danitra sy etỳ an-tany anarana, 16
mba homeny anareo araka ny haren'
ny voninahiny, ny mba hohatanja-
hina fatratra amy ny Fanahiny ny
toe-panahinareo; 17 mba hitoerany
Kristy ao am-ponareo amy ny finoa-
na, ka hamaka sy hiorina mafy amy
ny fitiavana hianareo, 18 mba hahai-
zanareo mbamy ny olona masina
rehetra ny hahafantatra tsara izay
sakany sy lavany ary hahavony sy
halaliny, 19 ary hahalala ny fitia-
vany Kristy, izay mihoatra noho ny
fahalalana, mba hamenoana anareo
ho amy ny fahafenoan' Andriama-
nitra rehetra.

20 Ary ho an' Izay mahay manao
mihoatra noho ny zavatra rehetra,
eny, mihoatra lavitra noho izay re-
hetra angatahintsika na heverintsika
aza, araka ny hery izay miasa ato
amintsika, 21 ho Azy anie ny voni-
nahitra ao amy ny fiangonana[1] sy
ao aminy Kristy Jesosy hatramy ny
taranaka farany indrindra mandra-
kizay mandrakizay. Amena.

*Fananarana azy mba hifanara-tsaina sy haharitra ary handroso tsara.*

IV. ARY noho izany izaho, mpi-
fatotra noho ny amy[2] ny
Tompo, dia mangataka aminareo
mba handeha miendrika ny fiantsoa-
na izay niantsoana anareo, 2 amy ny
fanetren-tena rehetra sy ny fahale-
mem-panahy, amy ny fahari-po, mi-
fandefitra amy ny fitiavana, 3 ma-
zoto mitana ny firaisana avy amy
ny Fanahy amy ny fehim-pihava-
nana. 4 Iray ny tena, ary iray ny
Fanahy, dia toy ny niantsoana ana-
reo ho amy ny fanantenana iray
momba ny fiantsoana anareo; 5 iray
ny Tompo, iray ny finoana, iray ny
batisa, 6 iray Andriamanitra sady
Rain' izy rehetra, Izay ambonin' izy
rehetra sy manerana azy rehetra
ary ao amin' izy rehetra.

7 Fa samy nomena ny fahasoa-
vana araka ny ohatry ny fanomezany
Kristy avy isika rehetra. 8 Koa
izany no ilazany hoe:

"Raha niakatra ho any amy
ny avo Izy, dia nitondra
olona maro ho babo

[1] *Gr.* eklesia.

[2] *Gr.* ao amy.

Ka nanome fanomezana ho
any ny olona" (Sal. lxviii.
19).
9 (Ary ny amy ny hoe 'niakatra,'
inona moa izany, afa-tsy ny efa
nidina[1] ho any ambanin' ny tany
koa? 10 Izay nidina, dia Izy koa
no Ilay niakatra any ambonin' ny
lanitra rehetra, hamenoany ny zava-
tra rehetra).
11 Ary Izy no nanome ny sasany
ho Apostoly, ary ny sasany ho mpa-
minany, ary ny sasany ho evanje-
lista, ary ny sasany ho mpiandry sy
mpampianatra, 12 ho fanatantera-
hana ny olona masina, ho amy ny
asan' ny fanompoana amy ny fian-
gonana, ho amy ny fampandrosoana
ny tenany Kristy, 13 mandra-paha-
tongantsika rehetra ho amy ny firai-
san' ny finoana sy ny fahalalana
tsara ny Zanak' Andriamanitra, ka
ho lehilahy lehibe, mahatratra ny
ohatry ny halehiben' ny fahafenoany
Kristy; 14 mba tsy ho zaza intsony
isika, ka ahilangilana sy ampitam-
bolimbolenin' ny rivotry ny fampia-
narana samihafa rehetra amy ny
saim-petsy ataon' ny olona sy ny
fihendreny hahatanteraka ny hevi-
try ny famitahana; 15 fa mba
hanaraka ny marina amy ny fitia-
vana ka hitombo amy ny zavatra
rehetra ho amin' Izay loha, dia
Kristy; 16 Izy no itomboan' ny
tena rehetra (izay akambana sy am-
piraisina tsara) noho ny fifanompoan'
ny isan-tonony, araka ny fiàsan' izay
rehetra momba azy amin' izay mety
ho anjara-asany avy ka hampandro-
soany ny tenany amy ny fitiavana.

*Fananarana enti-mampirisika azy mba hadio fitondrantena, ary tsy hanan-tsiny amy ny toetry ny tokan-tranony.*

17 KOA izao no lazaiko sady am-
barako ao amy ny Tompo:
ny tsy mba handehananareo intsony
tahaka ny fandehan' ny jentilisa
amy ny fahafoanan' ny sainy; 18
fa efa tonga maizin-tsaina sy olon-
ko azy amy ny fiainan' Andriama-
nitra ireny noho ny tsi-fahalalana
ao anatiny, noho ny hamafin' ny
fony, 19 dia olona tsy mahalala
henatra intsony ka nanolo-tena ho
amy ny fijejojejoana hanao izay
fahalotoana rehetra amy ny fiere-
mana. 20 Fa hianareo kosa, dia
tsy mba toy izany no nianaranareo
any Kristy, 21 raha Izy tokoa no
renareo ka tao aminy no nampiana-
rana anareo, araka ny fahamarinana
izay ao aminy Jesosy, 22 mba hia-
lanareo ny toetrareo[2] taloha araka
ny fitondrantenanareo fahiny, izay
mihasimba araka ny filan' ny fitaka;
23 fa mba hohavaozina kosa hiana-
reo amy ny fanahin' ny sainareo,
24 ary mba hotafinareo ny toetra[3]
vaovao, izay noforonina araka an'
Andriamanitra amy ny fahitsiana
sy ny fahamasinana momba ny
fahamarinana.
25 Koa esory ny lainga, ka samia
milaza ny marina amy ny namany
avy hianareo rehetra; fa samy isan'
ny momba ny tenan' ny namantsika
avokoa isika. 26 Tezera, fa aza
manota; ary aoka tsy ho tratry ny
masoandro milentika ny fahatezera-
nareo. 27 Aza manome fitoerana
ho any ny devoly. 28 Aoka izay
nangalatra tsy hangalatra intsony;
fa aleo hikely aina ka hiasa izay
tsara amy ny tànany mba hisy ho-
meny izay tsy manana. 29 Aoka
tsy haloaky ny vavanareo izay teny
maloto, fa izay tsara ho fampandro-
soana, araka izay tokony hanaovana,
mba hahazoan' ny mihaino fahasoa-
vana. 30 Ary aza mampalahelo
ny Fanahy Masin' Andriamanitra,
Izay nanisiana tombo-kase anareo
ho amy ny andro fanavotana.
31 Esory aminareo ny fo-lentika[4]
rehetra sy ny fahavinirana sy ny fa-
hatezerana sy ny fitabatabana sy ny

[1] *Na:* [nidina aloha]. [2] *Gr.* olonareo. [3] *Gr.* olona. [4] *Gr.* fangidiana.

fitenenan-dratsy[1] ary ny lolompo
rehetra; 32 ary aoka samy halemy
fanahy amy ny namany avy hiana-
reo, ka hifampiantra sy hifamela
heloka, tahaka ny namelan' An-
driamanitra ny helokareo ao aminy
Kristy.

V. Koa amin' izany dia aoka hana-
haka an' Andriamanitra hiana-
reo tahaka ny zanaka malala; 2 ary
mandehana amy ny fitiavana, toy
ny nitiavany Kristy anareo, dia ny
nanolorany ny tenany ho fanatitra
sy ho fanavotana[2] amin' Andria-
manitra, ho hanitra ankasitrahana,
hamonjy antsika.

3 Fa ny fijangajangana sy ny fa-
halotoana rehetra, na ny fieremana,
dia aza avela hotononina eo amina-
reo akory aza, fa tsy mahamendrika
ny olona masina izany, 4 na fahave-
tavetana, na resaka fahadalana, na
voso-dratsy, izay tsy tokony hatao,
fa aleo misaotra. 5 Fa fantatrareo
marimarina fa samy tsy manana lo-
va eo amy ny fanjakany Kristy sy
Andriamanitra na ny mpijangajanga
rehetra, na ny olom-betaveta, na ny
olona mierina (mpanompo sampy
izany). 6 Aza mety hofitahin' olona
amy ny teny foana hianareo; fa iza-
ny zavatra izany no mahatonga ny
fahatezeran' Andriamanitra amy ny
zanaky ny tsi-fanarahana. 7 Koa
aza mety ho mpiombona aminy hia-
nareo.

8 Fa maizina hianareo fahiny, fa
efa mazava ao amy ny Tompo kosa
ankehitriny; mandehana tahaka ny
zanaky ny mazava 9 (fa ny vokatry
ny mazava dia ao amy ny fahatsa-
rana rehetra sy ny fahamarinana
ary ny fahitsiana), 10 mamantatra
izay ankasitrahan' ny Tompo. 11
Ary aza miray amy ny asan' ny
maizina tsy mahavoka-tsoa, fa aleo
mananatra izany. 12 Fa izay atao-
ny ao amy ny miafina, dia mahame-
natra na dia ny milaza izany aza. 13
Fa ny zavatra rehetra, raha anarina,
dia asehon' ny mazava; fa na inona
na inona aseho dia mazava. 14 Koa
izany no ilazany hoe:

Mifohaza hianao izay matory,
Ary mitsangàna amy ny maty,
Dia hampahazava anao Kristy.

15 Koa tandremo tsara izay fan-
dehanareo, mba tsy hitondranareo
tena tahaka ny adala, fa tahaka ny
hendry, 16 ka hararaoty ny andro
azo anaovan-tsoa, fa ratsy izao fiai-
nana izao. 17 Ary noho izany dia
aza manao adaladala, fa aoka ho
fantatrareo izay sitrapon' ny Tompo.
18 Ary aza ho mamon-divay hiana-
reo, fa amin' izany dia misy fanara-
nam-po amy ny ratsy, fa aoka hofe-
noina ny Fanahy, 19 ka mifampi-
lazà amy ny salamo sy ny fihirana
ary ny tonon-kiram-panahy, dia mi-
hira sy mikalo ao am-ponareo ho any
ny Tompo, 20 misaotra an' Andria-
manitra Ray mandrakariva noho ny
zavatra rehetra, amy ny anarany
Jesosy Kristy Tompontsika, 21 sady
mifanaiky amy ny fahatahorana any
Kristy.

22 Hianareo vehivavy, *maneke* ny
vadinareo tahaka *ny anekena* ny
Tompo. 23 Fa ny lahy no lohan'
ny vavy, dia tahaka any Kristy koa
no lohan' ny fiangonana;[3] ary Izy
no mpamonjy ny tena. 24 Fa ta-
haka ny aneken' ny fiangonana[3] any
Kristy no haneken' ny vavy ny lahy
koa amy ny zavatra rehetra. 25
Hianareo lehilahy, tiava ny vadina-
reo, dia tahaka ny nitiavany Kristy
ny fiangonana[3] ka nanolorany ny
tenany hamonjy azy, 26 mba haha-
masina azy amy ny anadiovany azy
amy ny rano fanasana amy ny teny;
27 mba horaisiny[4] ho any ny tena-
ny izany ho fiangonana[3] malaza
tsy misy pentimpentina, na fiketro-
nana, na izay toy izany, fa mba ho
masina sady tsy misy tsiny izy. 28
Dia tahaka izany koa, ny lehilahy

---

[1] *Gr.* blasphemia; *izahao Mat.* ix. 3.
[2] *Gr.* fanatitra alatsa-dra.
[3] *Gr.* eklesia.
[4] *Gr.* hatolony.

tokony ho tia ny vadiny tahaka ny
tenany hiany. Izay tia ny vadiny
dia tia ny tenany. 29 Fa tsy mba
nisy olona tsy tia ny nofony, fa ma-
melona sy mitaiza azy, dia tahaka
any Kristy amy ny fiangonana;[1]
30 fa momba ny tenany isika. 31
Ary noho izany ny lehilahy dia han-
dao ny rainy sy ny reniny ka hiray
amy ny vadiny, ary dia ho nofo iray
hiany izy roroa" (Gen. ii. 24). 32
Zava-miafina lehibe izany; fa milaza
ny aminy Kristy sy ny fiangonana[1]
aho. 33 Na dia izany aza, samia tia
ny vadiny tahaka ny tenany hiana-
reo lehilahy rehetra, ary aoka kosa
ny vavy hanaja[2] ny lahy.
VI. Anaka, maneke ny ray sy ny
reninareo ao amy ny Tompo, fa
marina izany. 2 "Manajà ny ray
sy ny reninao" (fa izany no didy
voalohany misy teny fikasana), 3
"mba hahita soa hianao sy ho maro
andro ambonin' ny tany" (Deo. v.
16). 4 Ary hianareo ray, aza mam-
pahatezitra ny zanakareo, fa tezao
amy ny famaizana sy ny fananaran'
ny Tompo izy.

5 Hianareo mpanompo, maneke
ny tomponareo araka ny nofo amy
ny fahatahorana sy ny fangovitana,
amy ny fahatsoran' ny fonareo, toy
ny fanekena any Kristy hiany, 6
tsy amy ny fanompoana eo imaso,
tahaka ny mpila sitraka amin' olona,
fa tahaka ny mpanompony Kristy
manao izay sitrapon' Andriamani-
tra amy ny fo, 7 amy ny sitrapo
manao fanompoana toy ny amy ny
Tompo, fa tsy amin' olona, 8 satria
fantatrareo fa izay soa ataon' ny
olona rehetra no horaisiny amy ny
Tompo, na andevo na tsy andevo
izy. 9 Ary hianareo tompo, ma-
naova toy izany aminy kosa, ka
atsaharo ny fandrahonana, satria
fantatrareo fa ny Tompony sady
Tomponareo koa dia any an-danitra;
ary tsy misy fizahan-tavan' olona
aminy.

*Ny adim-panahin' ny Kristiana sy ny fiadiana atolotr' Andriamanitra azy.*

10 FARANY, mahereza ao amy
ny Tompo sy amy ny he-
rin' ny faherezany. 11 Tafio avo-
koa ny fiadian' Andriamanitra, mba
hahazoanareo hifahatra amy ny fa-
nangolen' ny devoly. 12 Fa isika
tsy mitolona amy ny nofo aman-dra,
fa amy ny fanapahana sy amy ny
fanjakana sy amy ny mpanjakan'
izao fahamaizinana izao, dia amy ny
fanahy ratsy eny amy ny rivotra.[3]
13 Ary noho izany, dia raiso avo-
koa ny fiadian' Andriamanitra, mba
hahazoanareo hanohitra amy ny an-
dro mahory; ary rehefa vitanareo
avokoa, dia hahafahatra hianareo.

14 Mifahara ary, ka sikino faha-
marinana ny valahanareo, ary mi-
tafia ny rariny ho fiarovan-tratra,
15 ary kiraroy ny fahavononam-
panahy avy amy ny filazantsaran'
ny fihavanana ny tongotrareo; 16
ary ho fanampin' izany rehetra iza-
ny dia tano ny finoana ho ampinga,
izay hahazoanareo hamono ny zana-
tsipìka mirehitra rehetra izay ale-
fan' ilay ratsy. 17 Ary raiso ny
famonjena ho fiarovan-doha sy ny
tenin' Andriamanitra ho sabatry ny
Fanahy, 18 ary mivavaha mandra-
kariva ao amy ny Fanahy amy ny
fivavahana rehetra sy ny fangata-
hana, ka miambena amin' izany amy
ny faharetana sy ny fangatahana
rehetra ho any ny olona masina re-
hetra, 19 ary ho ahy koa mba ho-
mena ahy ny hiloa-bava amy ny
fahasahiana hampahafantatra ny
zava-miafina momba ny filazantsara
20 (iraka[4] migadra noho izany
aho), mba hiteny izany amy ny fa-
hasahiana aho toy izay mety hotene-
niko.

21 Fa mba ho fantatrareo koa
izay toetro, dia Tykiko, rahalahy
malala sady mpanompo mahatoky

[1] *Gr.* eklesia. [2] *Gr.* hatahotra. [3] *Gr.* lanitra. [4] *Gr.* ambasadôra.

ao amy ny Tompo, no hampahalala
anareo ny zavatra rehetra; 22 izy
no nirahiko hilaza izany zavatra
izany indrindra aminareo, mba ho
fantatrareo ny toetray, ary mba
hampirisihiny ny fonareo.
23 Fiadanana anie ho any ny ra-
halahy ary fitiavana mbamy ny
finoana avy amin' Andriamani-
tra Ray sy Jesosy Kristy Tompo.
24 Ny fahasoavana anie ho amin'
izay rehetra tia any Jesosy Kristy
Tompontsika amy ny fitiavana tsy
mety levona. Amena.

---

# NY EPISTILY HO ANY NY

# FILIPIANA.

---

*Fitarihan-teny sy fiarahabana ary fisaorana.*

I. PAOLY sy Timoty, mpanom-
pony Kristy Jesosy, ma-
mangy ny olona masina rehetra ao
aminy Kristy Jesosy mbamy ny
mpitandrina[1] sy ny diakona izay
any Filipy: 2 ho aminareo anie ny
fahasoavana sy ny fiadanana avy
amin' Andriamanitra Raintsika sy
Jesosy Kristy Tompo.
3 Misaotra an' Andriamanitro
amy ny fahatsiarovako anareo 4
mandrakariva aho amy ny fivava-
hako rehetra ho anareo rehetra, ka
mangataka amy ny fifaliana, 5 noho
ny firaisanareo hampandroso ny fila-
zantsara hatramy ny andro voalo-
hany ka mandraka ankehitriny; 6
ary matoky indrindra aho fa Izay
nanomboka asa tsara tao anatina-
reo no hahatanteraka izany mandra-
pihavin' ny androny Jesosy Kristy;
7 fa marina izany fiheverako anareo
rehetra izany, satria efa mby ato
am-poko hianareo, fa mpiombona ny
fahasoavana ananako hianareo re-
hetra, na amy ny fifatorako, na
amy ny famaliako hahafa-tsiny ny
filazantsara sy ny fampianarako ha-
hamafy orina azy. 8 Fa Andria-
manitra no vavolombeloko fa ma-
nina anareo rehetra indrindra aho
amy ny famindrampony Kristy Je-
sosy.
9 Ary izao no angatahiko, dia
ny mbola hitomboan' ny fitiavanareo
bebe kokoa amy ny fahalalana tsara
sy ny fahafantarana rehetra, 10 mba
hamantaranareo izay zavatra tsara
indrindra,[2] mba ho madio am-po ary
tsy hanan-tsiny ho amy ny androny
Kristy hianareo, 11 sady feno ny
vokatry ny fahamarinana, izay avy
amy ny alalany Jesosy Kristy, ho
voninahitra sy fiderana an' Andria-
manitra.

*Ny toetry Paoly tao amy ny fifatorana sy ny fanantenany.*

12 ARY tiako ho fantatrareo, ry
rahalahy, fa izay zavatra
nanjo ahy dia efa tonga fampandro-
soana ny filazantsara kosa; 13 ka
ao aminy Kristy ny fifatorako dia
fantatry ny mpiambina andriana re-
hetra[3] mbamy ny olona hafa re-
hetra; 14 ary ny ankabiazan' ny
rahalahy dia efa matoky ao amy ny
Tompo noho ny fifatorako ka mi-

---

[1] *Gr.* episkopo. [2] *Na:* samihafa.
[3] *Gr.* mpiambina pretoriana rehetra; *na:* eran' ny pretoria.

hasahisahy kokoa hitory ny tenin'
Andriamanitra tsy amy ny tahotra.
15 Fialonana sy fifandirana aza
no itorian' ny sasany any Kristy,
ary fifaliana kosa ny any ny sasany;
16 fitiavana ny any ny sasany, sa-
tria fantany fa voatendry ho mpa-
nafa-tsiny ny filazantsara aho; 17
fifampiandaniana kosa no itorian'
ny sasany any Kristy, fa tsy mba
fo madio, ka mihevitra hanampy
fahoriana ny fifatorako. 18 Aho-
ana ary no izy, afa-tsy izao? Amy
ny atao rehetra, na amy ny fihatsa-
rambelatsihy, na amy ny marina,
dia Kristy no torina, ary mifaly
amin' izany aho; eny, mbola hifaly
hiany aho.
19 Fa fantatro fa ho tonga fa-
monjena ahy izany noho ny fangata-
hanareo sy ny fanomezana[1] ny Fa-
nahiny Jesosy Kristy, 20 araka ny
hafatratry ny faniriako sy ny fa-
nantenako fa tsy hahazo henatra
aho, na amin' inona na amin' inona;
fa amy ny fahasahiana rehetra,
tahaka ny amy ny mandrakariva,
dia ankehitriny koa no hankala-
zana any Kristy ao amy ny tenako,
na amy ny fiainana, na amy ny fa-
hafatesana. 21 Fa Kristy no an-
ton' ny ahavelomako, ary ny faha-
fatesana no hahazoako tombony.
22 Kanefa raha ny ho velona amy
ny nofo no hahavokaran' ny
asako, dia tsy hitako izay hofidiko;
23 fa sanganehana eo anelanelan'
izy roroa aho, maniry hiala ka ho
ao aminy Kristy, satria tsara lavi-
tra izany; 24 kanefa kosa ny hitoe-
tra eo amy ny nofo no mahasoa
anareo kokoa. 25 Ary satria ma-
toky izany aho, dia fantatro fa hi-
toetra sy haharitra eo aminareo re-
hetra aho hahazoanareo fandrosoana
sy fifaliana amy ny finoanareo, 26
mba hitombo noho ny ataoko ny
firavoravoanareo ao aminy Kristy
Jesosy amy ny hankanesako atỳ
aminareo indray.
27 Fa hany ataoko: aoka ny
fitondrantenanareo ho miendrika ny
filazantsarany Kristy, mba handre-
nesako ny toetrareo (na ho tonga
aho ka hahita anareo, na tsy ho
tonga), fa maharitra amy ny fanahy
iray hianareo ka miray fo hiara-
miezaka hampandroso ny finoana
ny filazantsara, 28 ka tsy ho azon'
ny fahavalo ampitahorina hianareo
na amin' inona na amin' inona; fa
amin' ireo dia mariky ny fahavere-
zana izany, nefa mariky ny famon-
jena anareo kosa, sady avy amin'
Andriamanitra. 29 Fa hianareo
efa nomena noho ny any Kristy,
tsy ny hino Azy hiany, fa ny hi-
haram-pahoriana koa noho ny ami-
ny, 30 dia manana izany ady izany
hianareo, izay hitanareo teo amiko
sady mbola renareo fa ato amiko
hiany ankehitriny.

*Anatra hampirisika ny Filipiana hitondra tena tsara sy hanetry tena tahaka any Jesosy Kristy.*

II. KOA raha misy fampirisihana
ao aminy Kristy, raha
misy fampiononana avy amy ny
fitiavana, raha misy firaisana amy
ny Fanahy, raha misy famindrampo
sy fiantrana, 2 dia tanteraho ny
fifaliako, mba hiraisanareo saina,
miray fitiavana, miray fo, miray he-
vitra, 3 tsy manao na inona na
inona amy ny fifampiandaniana, na
mandrani-tena foana; fa amy ny
fanetren-tena dia aoka samy hanao
ny namany ho mihoatra noho ny
tenany. 4 Aza samy mihevitra ny
azy hiany, fa samy ny any ny na-
many koa.
5 Aoka ho ao aminareo izao saina
izao, izay tao aminy Kristy Jesosy
koa, 6 Izay, na dia nanana ny en-
drik' Andriamanitra aza, dia tsy
nataony ho zavatra hofikiriny mafy
ny fitoviana amin' Andriamanitra,
7 fa nofoanany ny tenany tamy ny
nakany ny endriky ny mpanompo

[1] *Na:* fanomezan'.

sy ny nahatongavany ho manam-
pitoviana amy ny olona; 8 ary re-
hefa hita fa nanan-tarehy ho olona
Izy, dia nanetry tena ka nanaiky
hatramy ny fahafatesana, dia ilay
fahafatesana tamy ny hazo fijaliana.
9 Koa izany no nanandratan' An-
driamanitra Azy indrindra sy na-
nomezany Azy ny anarana izay am-
bony noho ny anarana rehetra, 10
mba ho amy ny anarany Jesosy no
handohalehan' ny lohalika rehetra,
na ny any an-danitra, na ny etỳ
an-tany, na ny any ambanin' ny
tany, 11 sy haneken' ny lela rehe-
tra fa Jesosy Kristy no Tompo ho
voninahitr' Andriamanitra Ray.

12 Koa amin' izany, ry malalako,
tahaka ny nanekenareo mandraka-
riva, tsy fony teo aminareo hiany
aho, fa ankehitriny dia bebe kokoa
aza raha tsy eo aho, miasà amy ny
tahotra sy ny hovitra hahatanteraka
ny famonjena anareo. 13 Fa An-
driamanitra no miasa ao anatina-
reo na ny fikasana na ny fanaovana
hahatanteraka ny sitrapony. 14
Ataovy ny zavatra rehetra amy ny
tsi-fimonomononana sy ny tsi-fisala-
salana, 15 mba ho tsy manan-tsiny
sady tsy misy fitaka hianareo, dia
zanak' Andriamanitra tsy manana
adidy eo amy ny firenena meloka
sy maditra, izay isehoanareo tahaka
ny fanazavana eo amin' izao tontolo
izao, 16 mitana ny tenin' ny fiai-
nana, mba hisy ho reharehako amy
ny androny Kristy, ka tsy ho niha-
zakazaka foana aho na nisasatra
foana. 17 Eny, na dia haidina ho
fanatitra aidina eo amy ny fanatitra
sy fisoronan' ny finoanareo aza aho,
dia faly ka miara-mifaly aminareo
rehetra. 18 Ary aoka izany no
hampifaly anareo koa, ary miaraha
mifaly amiko.

*Ny aminy Timoty sy Epafrodito.*

19 NEFA manantena ao aminy
Jesosy Tompo aho fa hani-
raka any Timoty faingana ho atỳ
aminareo, mba hifaliako koa, rehefa
fantatro ny toetrareo. 20 Fa tsy
manana olona mitovy fanahy amiko[1]
aho na dia iray akory aza, izay ha-
zoto hiahy anareo. 21 Fa izy re-
hetra dia samy mitady ny azy avy,
fa tsy ny any Jesosy Kristy; 22
izy kosa dia fantatrareo fa lehilahy
voazaha toetra, fa efa niara-nanompo
tamiko teo amy ny filazantsara, ta-
haka ny zanaka manompo ny rainy.
23 Ary izy no antenaiko hirahina
faingana, rehefa hitako izay ho toe-
tro. 24 Fa matoky ao amy ny
Tompo aho fa ny tenako dia mbola
ho avy faingana koa.

25 Nefa nihevitra aho fa tokony
hampandehaniko hankaty aminareo
Epafrodito, rahalahiko sady mpiray
asa amiko no miaramila namako ary
irakareo[2] sy mpanompo hanome izay
nilaiko. 26 Fa manina anareo re-
hetra izy ka difotra alahelo, satria
efa renareo fa narary izy. 27 Eny,
fa narary saiky maty tokoa izy;
nefa Andriamanitra namindra fo
taminy, ary tsy taminy hiany, fa
tamiko koa, fandrao hanana alahelo
mifanontona aho. 28 Koa nazoto
kokoa haniraka azy aho, mba hifa-
lianareo, rehefa hitanareo indray izy,
ary mba ho afaka alahelo kokoa
aho. 29 Koa raiso ao amy ny
Tompo izy amy ny fifaliana indrin-
dra, ary omeo voninahitra izay olona
tahaka izany; 30 fa saiky maty izy
noho ny asany Kristy sady nanao
ny ainy tsy ho zavatra mba hanefa
izay tsy vitanareo tamy ny fanom-
poana ahy.

*Anatra nataony Paoly mba tsy hane-
ken' ny Filipiana izay mpampia-
natra sandoka, fa hitady handroso
amy ny fitondrantena tsara re-
hetra.*

III. FARANY, ry rahalahy, mi-
falia[3] ao amy ny Tompo.
Tsy manahirana ahy ny manoratra

---

[1] *Na:* aminy.
[2] *Gr.* apostolinareo.
[3] *Na:* veloma.

teny averina, fa mahatsara anareo
izany.
2 Tandremo ny tenanareo amy ny
amboa, tandremo ny tenanareo amy
ny mpanao ratsy, tandremo ny tena-
nareo amy ny voakilema. 3 Fa
isika no voafora, izay manompo amy
ny Fanahin' Andriamanitra ary ma-
nao any Kristy Jesosy ho rehare-
hantsika ka tsy mitoky amy ny
nofo; 4 kanefa mba manana izay
hitokiako amy ny nofo hiany aho.
Raha misy olona hafa manao hi-
toky amy ny nofo, mainka fa izaho;
5 fa voafora tamy ny andro faha-
valo aho, avy amy ny fototry Isi-
raely, dia avy amy ny fireneny Ben-
jamina; Hebreo sady avy amy ny
Hebreo aho; araka ny lalàna dia
Fariseo; 6 araka ny zotom-po, dia
nanenjika ny fiangonana;[1] araka
ny fahamarinana avy amy ny la-
làna, dia tsy nanan-tsiny. 7 Nefa
izay azoko ho tombony dia nataoko
fatiantoka kosa noho ny aminy
Kristy. 8 Eny tokoa, fa ataoko
ho fatiantoka avokoa ny zavatra re-
hetra noho ny fihoaran' ny hatsaran'
ny fahalalana any Kristy Jesosy
Tompoko, Izay niaretako ny fatian-
toka ny zavatra rehetra, ka ataoko
ho taimboraka ireny mba hahazoako
any Kristy; 9 ary mba ho hita ao
aminy aho, tsy manana ny fahama-
rinako, izay avy amy ny lalàna, fa
izay avy amy ny finoana any Kristy,
dia ny fahamarinan' Andriamanitra
amy ny finoana; 10 eny, mba ho
fantatro Izy sy ny herin' ny fitsan-
ganany tamy ny maty ary ny fiom-
bonana amy ny fijaliany ka hampi-
tovina amy ny endriky ny faha-
fatesany, 11 raha mba misy haha-
tratrarako ny fitsanganana amy ny
maty.
12 Tsy toy ny efa nahazo sahady
aho, na efa tanteraka sahady; fa
miezaka aho hihazona izay nihazo-
nany Kristy Jesosy ahy. 13 Ry
rahalahy, tsy mbola ataoko[2] fa efa
nahazo ny tenako; fa zavatra iray
loha *no ataoko:* manadino izay za-
vatra ao aoriana ka miezaka hana-
tratra izay zavatra eo aloha, 14 eny,
miezaka hanatratra ny marika aho
hahazoako ny lokan' ny fiantsoan'
Andriamanitra any ambony[3] ao
aminy Kristy Jesosy.
15 Koa aoka isika rehetra izay
tanteraka hihevitra izany; fa hase-
hon' Andriamanitra aminareo izany,
raha sendra manana sain-kafa hia-
nareo. 16 Kanefa aoka ho amin'
ilay efa azontsika sahady no mbola
hizorantsika.
17 Ry rahalahy, aoka samy hana-
haka ahy hianareo, ka diniho izay
mandeha tahaka ny anananareo
anay ho marika. 18 Fa maro no
mandeha, izay efa nolazaiko tami-
nareo matetika sady mbola lazaiko
aminareo amy ny fitomaniana koa
ankehitriny, fa fahavalon' ny hazo
fijaliany Kristy ireny; 19 fahavere-
zana no hiafarany, ny kibony no
andriamaniny, ny fahamenarany no
voninahiny, fa misaina ny amy ny
tany izy. 20 Fa ny fanjakantsika
dia any an-danitra, ary avy any koa
no iandrasantsika Mpamonjy, dia
Jesosy Kristy Tompo, 21 Izay ha-
nova ny tenan' ny fietren-tenantsika
hitovy endrika amy ny tenan' ny
voninahiny, araka ny fiàsan' ny he-
riny, izay ahaizany hampanaiky ny
zavatra rehetra ho Azy.
IV. Ary amin' izany, ry rahalahy
sady malalako no mahamanina
ahy, fifaliako sy satroboninahitro,
tomoera tsara ao amy ny Tompo
hianareo, ry malalako.
2 Mananatra any Eodia aho, ary
mananatra any Syntyke, mba hiray
saina ao amy ny Tompo izy. 3 Eny,
mangataka aminao koa aho, ry ilay
tena mpiara-miasa amiko, manampia
azy roa vavy, fa niara-niasa fatratra
tamiko teo amy ny filazantsara izy,
mbaminy Klementa koa sy ny
mpiara-miasa amiko sisa, izay voa-

[1] *Gr.* eklesia. [2] *Na:* [tsy nataoko]. [3] *Na:* ho any ambony.

soratra ao amy ny bokin' ny fiai-
nana.
4 Mifalia [1] mandrakariva amy ny
Tompo; hoy izaho indray: Mifalia.[1]
5 Aoka ho fantatry ny olona re-
hetra ny fandeferanareo. Efa mby
akaiky ny Tompo.
6 Aza manahy na inona na inona;
fa aoka ny fivavahana sy ny fifonana
mbamy ny fisaorana no ho entina-
reo manambara ny fangatahanareo
amin' Andriamanitra amy ny zava-
tra rehetra. 7 Ary ny fiadanan'
Andriamanitra, izay mihoatra noho
ny fahalalana rehetra, hiaro ny fo-
nareo sy ny hevitrareo ao aminy
Kristy Jesosy.
8 Farany, ry rahalahy, na inona
na inona marina, na inona na inona
manan-kaja, na inona na inona ma-
hitsy, na inona na inona madio, na
inona na inona mahate-ho-tia, na
inona na inona tsara laza, raha misy
hatsaram-panahy, ary raha misy
dera, dia hevero izany. 9 Ataovy
izay efa nianaranareo sy efa noraisi-
nareo ary efa renareo sy efa hita-
nareo tamiko; ary ho aminareo ny
Andriamanitry ny fiadanana.

*Saotra nataony Paoly ny Filipiana noho ny fanomezana nampitondrainy any Epafrodito, ary fanaovam-beloma sy tso-drano.*

10 ARY faly indrindra ao amy ny
Tompo aho, satria nampi-
tsimohinareo indray ankehitriny ny
fiheverana ahy, izay efa noheverina-
reo rahateo, saingy tsy mbola nahita
andro hanaovana hianareo. 11 Tsy
filan-javatra anefa no anaovako iza-
ny; fa izaho efa nianatra tsy hie-
rina na manao ahoana na manao
ahoana. 12 Mahalala hietry aho,
ary mahalala hitombo; na aiza na
aiza, ary na amin' inona na amin'
inona, dia efa nampianarina ny ho
voky sy ho noana aho ary hanam-be
sy halahelo. 13 Mahay ny zavatra
rehetra aho ao amin' Ilay mampa-
hery ahy. 14 Kanefa nanao soa
hianareo no niaraka ory tamiko ka
niantra ahy.
15 Ary fantatrareo koa, ry Fi-
lipiana, fa tamy ny niandohan' ny
filazantsara, rehefa niala tany Make-
donia aho, tsy nisy fiangonana [2] na-
nan-draharaha tamiko ny amy ny
fanomezana sy fandraisana, afa-tsy
hianareo hiany. 16 Fa fony tany
Tesalonika aza aho, dia nampanati-
tra ho ahy indray mandeha amana
indroa hianareo hamonjy ahy. 17
Nefa tsy toy ny mitady ny fanome-
zana no ilazako izany; fa mitady
ny vokatra izay hitombo ho vonina-
hitrareo aho. 18 Fa manana ny
zavatra rehetra aho sady manana
amby ampy aza; feno aho, rehefa
nandray taminy Epafrodito ilay za-
vatra nampitondrainareo, dia hani-
tra ankasitrahana, fanatitra tian'
Andriamanitra sady ankasitrahany.
19 Fa Andriamanitro hahatanteraka
izay rehetra tokony ho anareo araka
ny hareny amy ny voninahitra ao
aminy Kristy Jesosy.
20 Ary ho an' Andriamanitra
Raintsika anie ny voninahitra man-
drakizay mandrakizay. Amena.
21 Manaova veloma ny olona ma-
sina rehetra ao aminy Kristy Jesosy.
Manao veloma anareo ny rahalahy
izay ato amiko. 22 Manao veloma
anareo ny olona masina rehetra, in-
drindra fa ny ankohonany Kaisara.
23 Ho amy ny fanahinareo anie
ny fahasoavany Jesosy Kristy Tom-
po.

[1] *Na:* Veloma.

[2] *Gr.* eklesia.

# NY EPISTILY HO ANY NY
# KOLOSIANA.

---

*Fiarahabana ny Kolosiana, sy fisao-
rana an' Andriamanitra noho ny
toetr' ireo.*

I. PAOLY, Apostoliny Kristy Je-
sosy noho ny sitrapon' An-
driamanitra, ary Timoty rahalahy,
2 mamangy ny olona masina any
Kolosia, dia ny rahalahy mahatoky
ao aminy Kristy : ho aminareo anie
ny fahasoavana sy ny fiadanana avy
amin' Andriamanitra Raintsika.
3 Misaotra an' Andriamanitra,
Rainy Jesosy Kristy Tompontsika,
izahay amy ny fangatahanay man-
drakariva ho anareo, 4 rehefa renay
ny finoanareo any Kristy Jesosy sy
ny fitiavanareo ny olona masina re-
hetra, 5 noho ny fanantenana izay
tehirizina any an-danitra ho anareo,
dia ilay efa renareo fahiny tamy ny
tenin' ny fahamarinan' ny filazan-
tsara, 6 izay efa mby eo aminareo,
tahaka ny eny amin' izao tontolo
izao koa, sady vokatra sy mitombo
tahaka ny eo aminareo koa hatramy
ny andro nandraisanareo sy nahala-
lanareo tsara ny fahasoavan' An-
driamanitra araka ny marina ; 7
tahaka ny efa renareo taminy Epa-
fra, mpanompo namanay sady ma-
lala, izay mpanompony Kristy ma-
hatoky ho anay,[1] 8 sady efa nanam-
bara taminay koa ny fitiavanareo
ao amy ny Fanahy.

*Fivavahany Paoly ho any ny Kolo-
siana, sy filazana ny fahalehibia-
zan' ny voninahitry Kristy.*

9 ARY noho izany izahay koa
hatramy ny andro nandre-
nesanay dia tsy mitsahatra miva-
vaka sy mangataka ho anareo, mba
hofenoina fahalalana tsara ny sitra-
pony hianareo amy ny fahendrena
sy ny fahazavan-tsaina rehetra avy
amy ny Fanahy, 10 mba handeha-
nanareo miendrika ny Tompo hanao-
vana ny sitrapony amy ny zavatra
rehetra, dia mahavokatra amy ny
asa tsara rehetra sady mitombo amy
ny fahalalana tsara an' Andriama-
nitra, 11 ary ampahatanjahina amy
ny hery rehetra araka ny herin' ny
voninahiny ho amy ny faharetana
rehetra sy ny fandeferana amy ny
hafaliana, 12 ka misaotra ny Ray,
Izay nampahamendrika antsika ha-
nana anjara amy ny lovan' ny olona
masina eo amy ny mazava, 13 sady
nahafaka antsika tamy ny fahefan'
ny maizina ka namindra antsika ho
amy ny fanjakan' ny Zanany mala-
lany, 14 Izay ananantsika fanavo-
tana, dia ny famelana ny helotsika.
15 Izy no endrik' Andriamanitra
tsy hita, ny lahimatoa talohan' izao
zavatra ary rehetra izao ; 16 fa tao
aminy no nahariana ny zavatra re-
hetra any an-danitra sy etỳ ambo-
nin' ny tany, dia ny hita sy ny tsy
hita, na fiandrianana,[2] na fanjakana,
na fanapahana, na fahefana, Izy no
nahariana ny zavatra rehetra, sady
ho Azy izany ; 17 ary Izy no talo-
han' ny zavatra rehetra, sady ao
aminy no aharetan' ny zavatra re-
hetra. 18 Ary Izy no lohan' ny
tena, dia ny fiangonana ;[3] Izy no
voalohany, dia ny lahimatoa tamy
ny maty, mba ho lohany amy ny
zavatra rehetra Izy. 19 Fa sitraky

---

[1] *Na :* [anareo]. [2] *Gr.* seza fiandrianana. [3] eklesia.

*ny Ray* ho ao aminy no hitoeran' ny
fahafenoana rehetra, 20 sady Izy
no hampihavanany ny zavatra re-
hetra aminy, ka dia ny rany teo
amy ny hazo fijaliana no nanaovany
fampihavanana—eny, Izy, *hoy izaho,*
*no fampihavanana izany,* na ny etỳ
ambonin' ny tany, na ny any an-
danitra.
21 Ary hianareo, izay olon-ko azy
fahiny sy fahavalo tamy ny saina-
reo noho ny fanaovan-dratsy, no efa
nampihavaniny ankehitriny 22 tao
amy ny tenan' ny nofony, tamy ny
fahafatesana, mba hatolony ho ma-
sina sady tsy hanan-tsiny amam-
pondro eo anatrehany, 23 raha ma-
haritra amy ny finoana hianareo ka
mafy orina sady tafatoetra ary tsy
mety hafindra hiala amy ny fanan-
tenana avy amy ny filazantsara, izay
efa renareo sady notorina eny am-
banin' ny lanitra rehetra eny; ary
izany no nanaovana ahy Paoly ho
mpanompo.
24 Ankehitriny dia mifaly amy
ny fiaretako ho anareo aho, ary ma-
hatanteraka ao amy ny nofoko izay
tsy vita tamy ny fahoriany Kristy
ho any ny tenany, dia ny fiangona-
na,[1] 25 izay nanaovana ahy ho mpa-
nompo araka ny fitondran' Andria-
manitra nomena ahy ho anareo, ha-
hatanteraka ny fitoriana ny tenin'
Andriamanitra, 26 dia ny zava-
miafina, ilay voàfina hatramy ny
fahagola sy ny taranaka maro, fa
voaseho ankehitriny amy ny olony
masina, 27 izay efa tian' Andria-
manitra ho nampahafantarina ny
haren' ny voninahitr' ity zava-nia-
fina ity any amy ny jentilisa, dia
Kristy ao anatinareo, Izay fanante-
nana ny voninahitra; 28 Izy no
torinay, ka samy anarinay sy ampia-
narinay amy ny fahendrena rehetra
ny olona rehetra, mba samy hatolo-
tray ho tanteraka ao aminy Kristy
izy rehetra. 29 Ary ny hahatante-
raka izany no ikelezako aina koa sy
iezahako fatratra araka ny fiàsan'
ny herin' Ilay miasa mahery ato
anatiko.

*Fananarany Paoly ny Kolosiana mba haharitra tsara tsy ho voafitaky ny mpampianatra sandoka.*

II. FA tiako ho fantatrareo ny
hamafin' ny fiezahako ho
anareo sy izay any Laodikia mba-
min' izay rehetra tsy mbola nahita
ny tavako amy ny nofo, 2 mba
hampifalina ny fony amy ny ampi-
raisana azy amy ny fitiavana sy ho
amy ny haren' ny fahatokiana be
avy amy ny fahazavan-tsaina, ho
amy ny fahalalana tsara ny zava-
miafina izay an' Andriamanitra, dia
Kristy, 3 Izay iafenan' ny rakitry
ny fahendrena sy ny fahalalana
rehetra.
4 Ary izany no lazaiko, fandrao
hisy hampahadiso hevitra anareo
amy ny teny toa marina. 5 Fa na
dia tsy manatrika anareo amy ny
nofo aza aho, dia manatrika anareo
hiany amy ny fanahy ka mifaly sy
mijery ny filaminanareo sy ny tsi-
fiovan' ny finoanareo any Kristy.
6 Koa tahaka ny nandraisanareo
any Kristy Jesosy Tompo, dia man-
dehana ao aminy araka izany koa,
7 ka mamaka tsara sy miorina mafy
ao aminy ary tafatoetra amy ny
finoana, toy ny efa nampianarana
anareo, ka mazoto[2] amy ny fisaorana.
8 Tandremo fandrao misy maha-
lasa anareo ho babony amy ny filo-
sofia sy ny famitahana foana, araka
ny fampianarana voatolotry ny raza-
na, araka ny abidim-pianaran' izao
tontolo izao, fa tsy araka any Kristy.
9 Fa ao amy ny tenany no itoeran'
ny fahafenoan' ny fomban' Andria-
manitra rehetra; 10 ary hianareo
dia tanteraka ao aminy, sady Izy
no lohan' ny fanapahana sy ny fahe-
fana rehetra, 11 ary tao aminy koa
no namorana anareo tamy ny famo-
rana tsy nataon-tànana, tamy ny

[1] *Gr.* eklesia.

[2] *Na:* [mitombo amin' izany].

fanesorana ny tenan' ny nofo, dia
tamy ny famorany Kristy; 12 fa
niara-nilevina taminy hianareo tamy
ny batisa, izay niarahanareo natsan-
gana taminy koa noho ny finoana
ny asan' Andriamanitra, Izay na-
nangana Azy tamy ny maty. 13
Ary hianareo, izay efa matin' ny
fahadisoana sy ny tsi-fiforan' ny
nofonareo dia novelominy niaraka
taminy Kristy, rehefa navelany ny
fahadisoantsika rehetra; 14 ary no-
vonoiny ny sora-tànan' ny didy izay
niampanga antsika; dia nesoriny
tsy ho eo mihitsy izany ka nohom-
boany tamy ny hazo fijaliana, 15
ary nesoriny tsy ho eo amy ny
tenany [1] ny fanapahana sy ny fahe-
fana, ary noho ny hazo fijaliana dia
nasehony miharihary no fitòndrany
ireo toy ny fanaon' izay avy nan-
dresy.

16 Koa aza avela hisy hitsara
anareo ny amy ny fihinana, na ny
fisotro, na ny andro firavoravoana,
na ny voaloham-bolana, na ny Sa-
bata; 17 aloky ny zavatra ho avy
ireny, fa ny tenany dia any Kristy.
18 Aza mety hofitahina tsy haha-
zoanareo ny loka noho ny fanetren-
tena haitraitra sy ny fivavahana
amy ny anjely, ka mitompo amy ny
zavatra efa [2] hitany sady feno fia-
vonavonana noho ny fisainan' ny
nofony 19 ka tsy mihazona ny Loha;
Izy no itomboan' ny tena rehetra,
izay velomina sy ampiraisina tsara
amy ny famavany sy ny ozatra,
araka ny fampitomboan' Andria-
manitra.

20 Ary raha niara-maty taminy
Kristy hianareo ka efa afaka tamy
ny abidim-pianaran' izao tontolo
izao, nahoana no toa mbola velona
amin' izao tontolo izao hiany hia-
nareo ka mety hodidiana hoe: 21
Aza mandray, aza manandrana, aza
manendry—22 levona amy ny fanao-
vana hiany izany rehetra izany—
araka ny didy sy ny fampianaran'
olona? 23 Izany rehetra izany dia
ankalazaina ho fahendrena amy ny
fivavahana haitraitra sy ny fanetren-
tena ary ny fampahoriana ny tena,
nefa tsy manan-kery akory hahasa-
kana ny fampanaranana ny nofo.

*Ny tokony hanariana ny asan' ny nofo sy ny hitondran-tena miendrika ny filazantsara.*

III. KOA raha niara-natsangana
taminy Kristy hianareo,
dia katsaho ny zavatra any ambony,
any amy ny itoerany Kristy, Izay
mipetraka eo an-tànana ankavanan'
Andriamanitra. 2 Saino ny zavatra
any ambony, fa tsy ny zavatra etỳ
an-tany. 3 Fa efa maty hianareo,
ary ny fiainanareo miara-miafina
aminy Kristy ao amin' Andriama-
nitra. 4 Raha hiseho Kristy fiai-
nantsika, dia hiara-miseho aminy
koa amy ny voninahitra hianareo.

5 Koa vonoy ny momba ny tena-
nareo izay etỳ an-tany, dia fijanga-
jangana, fahalotoana, firehetam-po,
fanirian-dratsy ary fieremana, dia
fanompoan-tsampy izany; 6 fa izany
zavatra izany no mahatonga ny
fahatezeran' Andriamanitra amy ny
zanaky ny tsi-fanarahana; 7 izany
koa no nalehanareo fahiny, fony
mbola velona taminy hianareo. 8
Fa ankehitriny, esory koa izao re-
hetra izao, dia fahatezerana, fiafona-
fonana, lolompo, fitenenan-dratsy,
teny mahamenatra avy amy ny
vavanareo. 9 Aza mifandainga hia-
nareo, fa efa narianareo ny toetra [3]
taloha mbamy ny asany; 10 ary efa
notafinareo ny toetra [3] vaovao, izay
havaozina ho amy ny fahalalana
tsara araka ny endrik' Izay nahary
azy. 11 Fa amin' izany dia tsy
misy jentilisa [4] sy Jiosy, na voafora
sy tsy voafora, na barbariana sy
Skytiana, na andevo sy tsy andevo,
fa Kristy no zavatra rehetra sady
amy ny rehetra.

12 Koa mitafia famindrampo sy

[1] *Na:* noreseny ka nobaboiny. [2] *Na:* [tsy]. [3] *Gr.* olona. [4] *Gr.* Grika.

fiantrana, fahamoram-panahy, fane-
tren-tena, fahalemem-panahy, fande-
ferana, araka ny olom-boafidin' An-
driamanitra sady masina no malala.
13 Mifandefera, ka mifamelà heloka
hianareo, raha misy manana alahelo
amy ny sasany; tahaka ny name-
lan' ny Tompo[1] ny helokareo no
aoka mba hamelanareo heloka kosa.
14 Ary aoka ho ambonin' izany
rehetra izany ny fitiavana, fa fehin'
ny fahatanterahana izany. 15 Ary
aoka hanapaka ao am-ponareo ny
fiadanany Kristy, fa ho amin' izany
no niantsoana anareo ho tena iray;
ary aoka ho feno fisaorana hianareo.
16 Aoka ny teniny Kristy hitoe-
tra betsaka ao aminareo amy ny
fahendrena rehetra, dia mifampia-
nara ka mifananara amy ny salamo
sy ny fihirana ary ny tonon-kiram-
panahy, mihira amy ny fahasoavana
ao am-ponareo ho an' Andriamani-
tra. 17 Ary na inona na inona
ataonareo, na amy ny teny, na amy
ny asa, *dia ataovy* amy ny anarany
Jesosy Tompo izany rehetra izany,
ka misaora an' Andriamanitra Ray
amy ny alalany.
18 Hianareo vehivavy, maneke
ny vadinareo araka izay mety hatao
ao amy ny Tompo. 19 Hianareo
lehilahy, tiava ny vadinareo, ary aza
sosotra[2] aminy.
20 Hianareo zanaka, maneke ny
ray aman-dreninareo amy ny zava-
tra rehetra; fa ankasitrahana ao
amy ny Tompo izany. 21 Hianareo
ray, aza mampahasosotra ny zana-
kareo, fandrao mamoy fo izy.
22 Hianareo mpanompo, maneke
ny tomponareo araka ny nofo amy
ny zavatra rehetra, tsy amy ny fa-
nompoana eo imaso tahaka ny mpila
sitraka amin' olona, fa amy ny fa-
hatsoram-po, matahotra ny Tompo;
23 ary na inona na inona ataonareo,
dia ataovy amy ny fo, tahaka ny
ho any ny Tompo, fa tsy ho an'
olona, 24 satria fantatrareo fa ny
Tompo no handraisanareo ny lova
ho valiny; fa manompo any Kristy
Tompo hianareo. 25 Fa izay ma-
nao ny tsy marina dia handray
araka ny tsy marina nataony; fa
tsy misy fizahan-tavan' olona.
IV. Hianareo tompo, ataovy amy
ny mpanomponareo izay ma-
rina sy izay mety, satria fantatra-
reo fa hianareo koa mba manana
Tompo any an-danitra.

*Ny amy ny namany Paoly, sy fa-
naovam-beloma ny sakaizany tao
Kolosia.*

2 MAHARETA amy ny fivava-
hana, ka miambena amin'
izany amy ny fisaorana, 3 ary man-
gataha koa ho anay, mba hamohan'
Andriamanitra varavarana ho any
ny teny hilazanay ny zava-niafina
izay any Kristy, sady izany no ama-
torana ahy, 4 mba haharihariko
tsara izany tahaka izay tokony hi-
tenenako.
5 Mandehana amy ny fahendrena
amin' izay eo ivelany, hararaoty ny
andro azo anaovan-tsoa. 6 Aoka ny
fiteninareo ho amy ny fahasoavana
mandrakariva, ho mamy sira, mba
ho fantatrareo izay tokony havali-
nareo ny olona rehetra.
7 Ny toetro rehetra dia holazainy
Tykiko aminareo, dia ilay rahalahy
malala sy mpanompo mahatoky ary
namako manompo ao amy ny Tom-
po; 8 ny anton' ny nanirahako azy
ho atỳ aminareo indrindra dia ny
hahafantaranareo ny toetray, sy ny
mba hampirisihany ny fonareo; 9
ary Onesimosy, rahalahy mahatoky
sy malala izay avy aminareo, dia
nirahiko koa. Izy roa lahy hampa-
hafantatra anareo ny zavatra re-
hetra atỳ.
10 Manao veloma anareo Aris-
tarko, mpiara-mifatotra amiko, sy
Marka, havany Barnabasy (ny ami-
ny dia efa nandidiana anareo, ka
raha tonga atỳ aminareo izy, dia

[1] *Na:* [Kristy].

[2] *Gr.* mangidy.

raiso), 11 ary Jesosy, izay atao hoe
Josto; avy amy ny voafora ireo.
Ireo hiany no mpiara-miasa amiko
hampandroso ny fanjakan' Andria-
manitra sady tonga fampiononana
ahy.
12 Manao veloma anareo Epafra,
ilay anankiray avy aminareo sady
mpanompony Kristy Jesosy ary mi-
kely aina mandrakariva amy ny
fangatahana ho anareo, mba hitoe-
ranareo marina, ka hatoky tsara[1]
amin' izay rehetra mety ho sitrapon'
Andriamanitra. 13 Fa vavolom-
belony aho fa mikely aina fatratra
ho anareo sy ho any ny any Lao-
dikia ary ho any ny any Hiera-
polia izy. 14 Manao veloma anareo
Lioka malala, mpanao fanafody, sy
Demasy.
15 Manaova veloma ny rahalahy
any Laodikia ary Nymfa sy ny fian-
gonana ao an-tranony. 16 Ary
rehefa voavaky atỳ aminareo ity
epistily ity, dia asaovy hovakina ao
amy ny fiangonan' ny Laodikiana
koa; ary vakionareo kosa ilay avy
amy ny Laodikiana. 17 Ary lazao
aminy Arkipo hoe: Tandremo ny
fanompoana izay noraisinao tao amy
ny Tompo mba hahatanterahanao
izany.
18 *Ity no* veloma ataon' ny tà-
nako, izaho Paoly. Tsarovy ny fifa-
torako. Ho aminareo anie ny faha-
soavana.

---

# NY EPISTILY VOALOHANY

HO ANY NY

# TESALONIANA.

---

*Fiarahabana ny Tesaloniana, sy fisaorana an' Andriamanitra noho ny nandraisan' ireo ny filazantsara sy ny nandrosoany tamy ny finoana sy ny fitiavana.*

I. PAOLY sy Silasy ary Timoty
mamangy ny fiangonan' ny
Tesaloniana, izay ao amin' Andria-
manitra Ray sy Jesosy Kristy Tom-
po: ho aminareo anie ny fahasoa-
vana sy ny fiadanana.
2 Misaotra an' Andriamanitra
mandrakariva izahay ny aminareo
rehetra ka manonona anareo amy
ny fivavahanay, 3 sady tsy mitsa-
hatra mahatsiaro ny asanareo amy
ny finoana sy ny fikelezanareo aina
amy ny fitiavana ary ny faharetana-
reo amy ny fanantenana any Jesosy
Kristy Tompontsika eo imason' An-
driamanitra Raintsika; 4 fa fanta-
tray, ry rahalahy malalan' Andria-
manitra, ny fifidianana anareo, 5 fa
ny filazantsaranay tsy tonga teo ami-
nareo tamy ny teny hiany, fa tamy
ny hery koa sy ny Fanahy Masina
ary ny fahatokiana be, araka ny
ahafantaranareo izay toetry ny
fitondrantenanay teo aminareo noho
ny aminareo. 6 Ary hianareo efa
nanahaka anay sy ny Tompo, satria
nandray ny teny tamy ny fahoriana
be mbamy ny hafaliana avy amy
ny Fanahy Masina, 7 ka dia tonga
fianarana ho any ny mino rehetra
any Makedonia sy Akaia hianareo.
8 Fa avy taminareo no nanenoan'
ny tenin' ny Tompo, tsy tany Make-
donia sy Akaia hiany, fa teny ton-

[1] *Na:* ho tanteraka.

tolo eny no nielezan' ny lazan' ny
finoanareo an' Andriamanitra, ka
dia tsy misy holazainay intsony. 9
Fa ireny hiany no milaza ny ami-
nay, dia izay fidirana azonay ho atỳ
aminareo sy ny nialanareo tamy ny
sampy hiverenana amin' Andria-
manitra mba hanompo an' Andria-
manitra velona sy marina, 10 ary
mba hiandry ny Zanany avy any
an-danitra, Izay natsangany tamy
ny maty, dia Jesosy, Izay Mpana-
faka antsika amy ny fahatezerana
ho avy.

II. Fa ny tenanareo, ry rahalahy,
dia mahalala fa tsy foana ny
fidiranay tatỳ aminareo; 2 fa re-
hefa nampahorina sy nisetrasetrana
tany Filipy izahay teo aloha, tahaka
ny fantatrareo hiany, dia sahy tao
amin' Andriamanitray izahay hiteny
taminareo ny filazantsaran' Andria-
manitra na dia be aza ny fanohe-
rana. 3 Fa ny fananaranay dia tsy
avy amy ny fitaka, na ny fahalo-
toana, na ny soloky. 4 Fa tahaka
ny nankasitrahan' Andriamanitra
anay, ka notolorana ny filazantsara
ho adidinay izahay, dia araka izany
koa no itenenanay, tsy toy ny mila
sitraka amin' olona, fa amin' An-
driamanitra, Izay mizaha toetra ny
fonay. 5 Fa tsy nanao teny man-
drobo akory izahay na oviana na
oviana, tahaka ny fantatrareo hiany,
na nihatsaravelatsihy hanafina fie-
remana (Andriamanitra no vavo-
lombelona); 6 ary tsy nitady vo-
ninahitra tamin' olona izahay, na
taminareo, na tamy ny sasany, na
dia nanam-pahefana hahavaky tra-
tra aza izahay araka izay mah'
Apostoliny Kristy anay. 7 Fa na-
lemy fanahy teo aminareo izahay,
tahaka ny reny mitaiza ny zanany
naterany, 8 dia toy izany no naha-
zoto anay, noho ny fitiavanay ana-
reo indrindra, hanome anareo, tsy
ny filazantsaran' Andriamanitra hi-
any, fa ny ainay koa aza, satria efa
malalanay hianareo. 9 Fa tsaro-
anareo, ry rahalahy, ny fikelezanay
aina sy ny fisasaranay; fa niasa an-
dro aman-alina, mba tsy hahavaky
tratra na dia olona iray akory ta-
minareo aza, no nitorianay ny fila-
zantsaran' Andriamanitra tamina-
reo. 10 Hianareo no vavolombe-
lona ary Andriamanitra koa fa ma-
sina sy marina ary tsy nanan-tsiny
tokoa ny fitondrantenanay teo ima-
sonareo izay mino, 11 toy ny fanta-
trareo fa tahaka ny ray amy ny
zanaka no nampirisihanay sy nam-
piononanay anareo isam-batana sy
nananaranay mafy anareo 12 mba
handehananareo miendrika an' An-
driamanitra, Izay miantso anareo
ho amy ny fanjakany sy ny vonina-
hiny.

13 Ary noho izany izahay koa
dia tsy mitsahatra misaotra an' An-
driamanitra, satria rehefa nandray
ny tenin' Andriamanitra izay no-
torinay hianareo, dia tsy noraisina-
reo *ho* tenin' olona, fa araka izay
marina, dia ny tenin' Andriamani-
tra, izay miasa ao anatinareo izay
mino koa. 14 Fa hianareo, ry ra-
halahy, dia efa tahaka ny fiangonan'
Andriamanitra any Jodia izay ao
aminy Kristy Jesosy; fa ny nanjo
anareo noho ny nataon' ny iray fire-
nena aminareo dia sahala amy ny
nanjo ireo koa noho ny nataon' ny
Jiosy taminy, 15 izay namono any
Jesosy Tompo sy ny mpaminany
koa ary nandroaka anay sady tsy
manao ny sitrapon' Andriamanitra
ary manohitra ny olona rehetra 16
ka mandrara anay tsy hitory amy
ny jentilisa mba tsy hamonjena
ireny, mba hameno ny fahotan' ny
tenany mandrakariva; kanjo efa
niharan' ny fahatezerana hatramy
ny farany izy.

17 Ary izahay, ry rahalahy, re-
hefa tafasaraka taminareo vetivety
foana tamy ny fanatrehana, fa tsy
tamy ny fo, dia vao mainka nitady
sy naniry fatratra hahita ny tava-
nareo. 18 Koa naniry hankany
aminareo indray mandeha amana in-
droa izahay, dia izaho Paoly; nefa

nosakanany Satana izahay. 19 Fa
inona moa no fanantenanay, na fifa-
lianay, na satroboninahitra rehare-
hanay? Moa tsy hianareo eo ana-
trehany Jesosy Tompontsika amy
ny fihaviany va? 20 Fa hianareo
no voninahitray sy fifalianay.

III. Ary amin' izany, raha tsy na-
haritra intsony izahay, dia na-
taonay fa mety ny hilaozana hitoe-
tra irery tany Atena, 2 ka dia
nirahinay Timoty, rahalahinay sady
mpanompon' Andriamanitra amy ny
filazantsarany Kristy, mba hampa-
hery sy hampirisika anareo amy ny
finoanareo, 3 mba tsy hisy ho taitra
amin' izao fahoriana izao; fa ny
tenanareo mahalala fa ho amin' izao
no nanendrena antsika. 4 Fa fony
teo aminareo aza izahay, dia nilaza
taminareo rahateo fa tsy maintsy
hampahorina isika, dia toy ny efa
nanjo hiany ka fantatrareo. 5 Ary
noho izany izaho koa, raha tsy na-
haritra intsony, dia naniraka haha-
fantatra ny finoanareo, fandrao sen-
dra naka fanahy anareo ny mpaka
fanahy, ka ho foana ny nikelezanay
aina.

6 Fa raha vao tonga atỳ aminay
ankehitriny Timoty avy tatỳ ami-
nareo ka nilaza teny soa taminay
ny amy ny finoanareo sy ny fitia-
vanareo ary ny fahatsiarovanareo
tsara anay mandrakariva, ka ma-
niry hahita anay indrindra hianareo,
tahaka anay aminareo koa,—7 noho
izany, ry rahalahy, dia nampionona
anay teo amy ny fahaterenay sy ny
fahorianay rehetra ny finoanareo;
8 fa ankehitriny velona izahay, raha
tomoetra tsara ao amy ny Tompo
hianareo. 9 Fa manao ahoana no
saotra azonay havaly an' Andria-
manitra ny aminareo noho ny fifa-
liana rehetra izay ifalianay noho
ny aminareo eo anatrehan' An-
driamanitray, 10 amy ny fanga-
tahanay fatratra andro aman-alina
hahita ny tavanareo sy hahatan-
teraka ny tsy ampy amy ny finoa-
nareo?

11 Ary Andriamanitra Raintsika
anie sy Jesosy Tompontsika hanitsy
ny làlanay ho atỳ aminareo. 12
Ary ny Tompo anie hampitombo sy
hampandroso anareo amy ny fifan-
katiavana sy ny fitiavana ny olona
rehetra, dia tahaka anay aminareo
koa, 13 mba hampiorina ny fonareo
tsy hanan-tsiny amy ny fahamasi-
nana eo anatrehan' Andriamanitra
Raintsika amy ny fihaviany Jesosy
Tompontsika mbamy ny masiny re-
hetra.

*Fananarana ny Tesaloniana hiton-
dra tena miendrika ny filazantsara.*

IV. ARY farany, ry rahalahy,
mangataka aminareo sy
mananatra anareo ao aminy Jesosy
Tompo izahay, mba ho araka ny nan-
draisanareo taminay izay mety hande-
hananareo sy hanaovanareo ny sitra-
pon' Andriamanitra—dia araka ny
andehanananareo hiany—no hitomboa-
nareo bebe kokoa. 2 Fa fantatra-
reo ny didy nomenay anareo avy ta-
miny Jesosy Tompo. 3 Fa izao no
sitrapon' Andriamanitra, dia ny ha-
namasinana anareo hifadianareo ny
fijangajangana, 4 mba samy haha-
fantatra izay hahazoanareo ny fana-
ky ny tenanareo avy, amy ny faha-
masinana sy ny voninahitra, 5 tsy
amy ny filana fotsiny, tahaka ny
jentilisa izay tsy mahalala an' An-
driamanitra, 6 mba tsy hisy hanao
saina hifetsy ny rahalahiny amin'
izany;[1] fa ny Tompo no mpamaly
ny amin' izany zavatra rehetra iza-
ny, toy ny nolazainay sy nambaranay
taminareo rahateo. 7 Fa Andria-
manitra tsy niantso antsika ho amy
ny fahalotoana, fa amy ny fahama-
sinana. 8 Koa izay mandà, dia tsy
olona no laviny, fa Andriamanitra,
Izay manome anareo ny Fanahiny
Masina.

9 Fa ny amy ny fifankatiavan' ny

[1] *Na:* amy ny raharaha.

mpirahalahy dia tsy misy tokony
hosoratako aminareo, satria ny te-
nanareo dia ampianarin' Andriama-
nitra hifankatia. 10 Fa manao iza-
ny hiany hianareo amy ny rahalahy
rehetra erany Makedonia; nefa ma-
nanatra anareo hiany izahay, ry ra-
halahy, mba hitombo bebe kokoa,
11 ary mba hokendrenareo ny ho
tafatoetra tsara sy hitandrina ny ra-
harahanareo ary hiasa amy ny tàna-
nareo araka ny nandidianay anareo,
12 mba handehananareo amin' izay
fitondrantena mahamendrika amy ny
eo ivelany, ary mba tsy hanan-java-
mahory hianareo.

*Ny hihaviany Kristy sy ny toetry ny Kristiana izay modi-mandry.*

13 FA tsy tianay tsy ho fantatra-
reo, ry rahalahy, ny amin'
izay modi-mandry, mba tsy hahala-
helovanareo tahaka ny sasany izay
tsy manana fanantenana. 14 Fa
raha inoantsika fa efa maty Jesosy
sady efa nitsangana indray, dia toy
izany koa no hitondran' Andriama-
nitra izay efa nodi-mandry tao ami-
ny Jesosy[1] hiaraka aminy. 15 Fa
izao no lazainay aminareo amy ny
tenin' ny Tompo: isika, izay velona
ka mbola mitoetra mandra-pihavin'
ny Tompo, dia tsy mba hialoha izay
efa nodi-mandry tsy akory. 16 Fa
ny tenan' ny Tompo no hidina avy
any an-danitra amy ny fiantsoana sy
ny feon' ny arikanjely ary ny tromp-
petran' Andriamanitra, ka izay maty
ao aminy Kristy no hitsangana alo-
ha; 17 ary rehefa afaka izany, dia
isika izay velona ka mbola mitoetra
no hakarina hiaraka aminy ho eny
amy ny rahona hitsena ny Tompo
any amy ny habakabaka; dia ho
any amy ny Tompo mandrakariva
isika. 18 Koa dia mifampionòna
hianareo amin' izany teny izany.

V. Fa ny amy ny andro sy ny fo-
toana, ry rahalahy, dia tsy misy
tokony hosoratako aminareo, 2 satria
hianareo mahalala marimarina fa
ho avy toy ny mpangalatra amy ny
alina ny andron' ny Tompo. 3 Raha
misy olona manao hoe: Miadana sy
mandry fahizay, dia hanjo azy tam-
poka ny fandringanana, toy ny fa-
hararian' ny vehivavy raha miteraka,
ka tsy ho afa-mandositra mihitsy
izy.

4 Fa hianareo, ry rahalahy, tsy ao
amy ny maizina, mba hahatratra
anareo toy ny mpangalatra izany
andro izany. 5 Fa hianareo rehe-
tra dia zanaky ny mazava sy za-
naky ny andro; tsy any ny alina
na any ny maizina isika. 6 Koa
dia aza mba matory toy ny sa-
sany isika, fa aoka hiambina[2] ka
hahonon-tena. 7 Fa izay matory
dia matory amy ny alina; ary izay
mamo dia mamo amy ny alina. 8
Fa satria any ny andro isika, dia
aoka hahonon-tena ka hitafy ny
finoana sy ny fitiavana ho fiarovan-
tratra, ary ny fanantenana ny fa-
monjena ho fiarovan-doha. 9 Fa
Andriamanitra tsy nanendry antsi-
ka ho amy ny fahatezerana, fa mba
hahazo famonjena amy ny alalany
Jesosy Kristy Tompontsika, 10 Izay
maty hamonjy antsika, mba hiara-
belona aminy isika, na mahatsiaro
na matory. 11 Koa mifananara sy
mifampahatanjaha, tahaka ny atao-
nareo hiany.

*Fananarana sy fanaovam-beloma.*

12 ARY mangataka aminareo iza-
hay, ry rahalahy, mba he-
kenareo izay mikely aina eo amina-
reo sy mitondra anareo amy ny
Tompo ary mananatra anareo, 13
ary mba hohajainareo indrindra amy
ny fitiavana izy noho ny asany.
Mihavàna tsara.

14 Ary mananatra anareo izahay,
ry rahalahy: anaro izay tsy mitoe-
tra tsara; omeo toky ny malemy
saina; ampaherezo ny reraka; man-
defera amy ny olona rehetra. 15

[1] *Na:* tamy ny alalany Jesosy.

[2] *Gr.* hiari-tory.

Tandremo mba tsy hisy hamaly
ratsy olona ; fa miezaha mandraka-
riva hitady izay tsara, na amy ny
namanareo na amy ny olona re-
hetra.
16 Mifalia mandrakariva. 17
Mivavaha, ka aza mitsahatra. 18
Misaora amy ny zavatra rehetra ;
fa izany no sitrapon' Andriama-
nitra ao aminy Kristy Jesosy ho
anareo.
19 Aza mamono ny Fanahy. 20
Aza manao tsinontsinona ny fami-
naniana. 21 Fantaro ny zavatra
rehetra ; hazòny mafy izay tsara.
22 Fadio ny fanao ratsy rehetra.
23 Ary Andriamanitry ny fiada-
nana anie hahamasina anareo samy
ho tanteraka, ka aoka harovana
avokoa ny fanahinareo sy ny ainareo
ary ny tenanareo ho tanteraka ka
tsy hanan-tsiny amy ny fihaviany
Jesosy Kristy Tompontsika. 24
Mahatoky Izay miantso anareo, sady
Izy hiany no hanefa izany.
25 Ry rahalahy, mivavaha ho
anay.
26 Manaova veloma ny rahalahy
rehetra amy ny fanorohana masina.
27 Mampianiana anareo amy ny
Tompo aho mba hovakina amy ny
rahalahy [1] rehetra ity epistily ity.
28 Ho aminareo anie ny fahasoa-
vany Jesosy Kristy Tompontsika.

---

# NY EPISTILY FAHAROA

HO ANY NY

# TESALONIANA.

---

*Ny hafaliany Paoly noho ny fahare-
tan' ny Kristiana tao Tesalonika
sy ny finoany ary ny fitiavany.*

I. PAOLY sy Silasy ary Timoty
mamangy ny fiangonan' ny
Tesaloniana, izay ao amin' Andria-
manitra Raintsika sy Jesosy Kristy
Tompo : 2 ho aminareo anie ny faha-
soavana sy ny fiadanana avy amin'
Andriamanitra Ray sy Jesosy Kristy
Tompo.
3 Tsy maintsy misaotra an' An-
driamanitra mandrakariva izahay
noho ny aminareo, ry rahalahy, fa
mahamendrika izany, satria mitom-
bo fatratra ny finoanareo, ary be ny
fifankatiavanareo rehetra, 4 ka re-
harehan' ny tenanay hianareo eny
amy ny fiangonan' Andriamanitra
noho ny faharetanareo sy ny finoa-
nareo amy ny fanenjehana rehetra
izay manjo anareo sy ny fahoriana
izay iaretanareo—5 famantarana ny
fitsarana marin' Andriamanitra iza-
ny—mba hatao ho miendrika ny
fanjakan' Andriamanitra hianareo,
sady izany koa no iaretanareo ; 6 fa
zavatra marina amin' Andriamani-
tra ny hamaly fahoriana izay mam-
pahory anareo, 7 ary ny hanome
fitsaharana anareo izay ampahorina
kosa mbamy ny tenanay, raha hiseho
Jesosy Tompo, avy any an-danitra
mbamy ny anjelin' ny heriny, 8
amy ny afo midedadeda, hamaly
izay tsy mahalala an' Andriamanitra
sy izay tsy manaiky ny filazantsa-
rany Jesosy Tompontsika, 9 dia
olona izay hiharan' ny famaliana

---

[1] *Na :* [rahalahy masina].

marina, dia fahaverezana mandra-
kizay, avy amy ny fanatrehan' ny
Tompo sy ny voninahitry ny heriny,
10 raha tonga Izy mba hankalazaina
eo amy ny olony masina sy higagana
eo amin' izay rehetra mino amin'
izany andro izany, satria ninoana ny
fanambaranay taminareo.

11 Ary izany no angatahinay
mandrakariva ny aminareo, mba
hataon' Andriamanitsika ho mien-
drika ny fiantsoana hianareo, ary
hotanterahiny amy ny hery ny fan-
kasitrahana tsara rehetra sy ny asan'
ny finoana, 12 mba hankalazaina ao
aminareo ny anarany Jesosy Tom-
pontsika, ary hianareo ao aminy
kosa, araka ny fahasoavan' An-
driamanitsika sy Jesosy Kristy
Tompo.

*Fanitsiana ny hadisoan-kevitry ny sasany ny amy ny andron' ny Tompo.*

II. ARY mangataka aminareo iza-
hay, ry rahalahy, ny amy
ny fihaviany Jesosy Kristy Tompon-
tsika sy ny hanangonana antsika ho
eo aminy, 2 mba tsy halaky hohe-
tsiketsehina amy ny saina na ham-
pitahorina hianareo, na amy ny fa-
nahy, na amy ny teny, na amy ny
epistily izay toa avy aminay, *milaza*
fa efa miandoha ny andron' ny
Tompo. 3 Aza mety hofitahin'
olona akory hianareo; fa *tsy ho avy*
*izany*, raha tsy efa tonga aloha ny
fihemorana, ka hiseho ilay lehilahin'
ota, dia ilay zanaky ny fahavere-
zana, 4 ilay manohitra ka manandra-
tena ho ambony noho izay rehetra
atao hoe Andriamanitra, na izay
ivavahana, ka dia mipetraka eo amy
ny tempolin' Andriamanitra izy ka
manao ny tenany ho Andriama-
nitra.

5 Tsy tsaroanareo va fa fony
mbola teo aminareo hiany aho, dia
efa nilaza izany zavatra izany tami-
nareo? 6 Ary ankehitriny fanta-
trareo ny zavatra misakana, mba
hampisehoana azy amy ny fotoan'
androny. 7 Fa miasa sahady ny
zava-miafina, dia ny tsi-fankatoavan-
dalàna, kanefa mandra-panaisotra
ilay misakana ankehitriny hiany.[1]
8 Ary dia haseho ilay tena mpan-
dika lalàna, izay holevoniny Jesosy
Tompo[2] amy ny fofonain' ny vavany
ary hofoanany amy ny fisehoan' ny
fihaviany; 9 ny fihavin' ilehiny dia
araka ny fiàsany Satana amy ny
hery sy ny famantarana sy ny faha-
gagana mandainga rehetra 10 ary
ny famitahana momba ny tsi-faha-
marinana amin' izay ho very, satria
tsy nandray ny fitiavana ny faha-
marinana izay hamonjena azy izy.
11 Koa izany no ampanateran' An-
driamanitra fiàsan' ny fahadisoan-
kevitra aminy hinoany ny lainga,
12 mba hohelohina avokoa izay re-
hetra tsy nino ny marina, fa nan-
kasitraka ny tsy marina.

*Fananarana sy fanaovam-beloma.*

13 FA izahay tsy maintsy misao-
tra an' Andriamanitra man-
drakariva ny aminareo, ry rahalahy
malalan' ny Tompo, satria Andria-
manitra efa nifidy anareo hatramy
ny voalohany hahazo famonjena amy
ny fanamasinan' ny Fanahy sy ny
finoana ny marina, 14 sady ho amin'
izany koa no niantsoany anareo
tamy ny filazantsaranay hahazoa-
nareo ny voninahitry Jesosy Kristy
Tompontsika.

15 Koa tomoera tsara, ry raha-
lahy, ka hazòny ny fampianarana
natolotra izay nampianarina anareo,
na tamy ny teninay, na tamy ny
epistilinay.

16 Ary Jesosy Kristy Tompon-
tsika sy Andriamanitra Raintsika,
Izay efa tia antsika ka nanome an-
tsika fampiononana mandrakizay
sy fanantenana tsara amy ny faha-

[1] *Na:* kanefa ao hiany ilay misakana mandra-panaisotra azy.
[2] *Na:* [holevonin' ny Tompo].

soavana, 17 no hampionona ny fona-
reo anie sy hampahery anareo amy
ny asa sy ny teny tsara rehetra.

III. Farany, ry rahalahy, mivavaha
ho anay, mba handehanan' ny
tenin' ny Tompo faingana ka han-
kalazaina toy ny eo aminareo, 2 ary
mba hovonjena ho afaka amy ny
olona hafahafa sy ratsy fanahy iza-
hay; fa tsy ary manana finoana
avokoa ny olona rehetra. 3 Fa
mahatoky ny Tompo Izay hampa-
hery sy hiaro anareo tsy ho azon' ny[1]
ratsy. 4 Fa izahay matoky anareo
ao amy ny Tompo, fa izay zavatra
andidianay dia efa ataonareo sady
mbola hataonareo hiany koa. 5
Ary ny Tompo anie hanitsy làlana
ny fonareo ho amy ny fitiavana an'
Andriamanitra sy ho amy ny faha-
retany Kristy.

6 Ary mandidy anareo izahay,
ry rahalahy, amy ny anarany Jesosy
Kristy Tompontsika, mba hialana-
reo amy ny rahalahy rehetra izay
tsy mitoetra tsara ka tsy manaraka
ny fampianarana natolotra izay no-
raisiny taminay. 7 Fa ny tenana-
reo mahalala izay tokony hianara-
nareo anay; fa nitoetra tsara teo
aminareo izahay, 8 ary tsy nihinana
foana izay hanin' olona, fa niasa
andro aman-alina tamy ny fikelezan-
aina sy ny fisasarana mba tsy haha-
vaky tratra na dia iray akory ami-
nareo aza; 9 tsy noho ny tsy ana-
nanay fahefana anefa, fa mba hato-
lotray aminareo ho fianaranareo ny
tenanay. 10 Fa fony mbola teo ami-
nareo hiany aza izahay, dia nandidy
anareo hoe: Raha misy tsy mety
miasa, dia aoka tsy hihinana izy. 11
Fa renay fa misy ny sasany eo ami-
nareo tsy mitoetra tsara, ka tsy
miasa akory, fa mivezivezy foana
miraharaha ny an' olona. 12 Ary
izay manao toy izany no didianay
sy anarinay ao aminy Jesosy Kristy
Tompo mba hiasa tsara amy ny
fiadanana ka hihinana izay azy
hiany. 13 Fa hianareo, ry rahalahy,
aza ketraka amy ny fanaovan-tsoa.

14 Ary raha misy olona tsy ma-
naiky ny teninay amin' ity epistily
ity, mariho izany olona izany, ka
aza mikambana aminy, mba haha-
menatra azy. 15 Anefa aza dia
atao fahavalo izy, fa anaro toy ny
rahalahy.

16 Ary ny Tompon' ny fiadanana
anie hanome anareo fiadanana man-
drakariva amy ny zavatra rehetra.
Ho aminareo rehetra anie ny Tompo.

17 *Ity no* veloma ataon' ny tà-
nako, izaho Paoly; izao no faman-
tarana eo amy ny epistily rehetra;
izao no soratro.

18 Ho aminareo rehetra anie ny
fahasoavany Jesosy Kristy Tompon-
tsika.

---

[1] *Na:* ilay.

# NY EPISTILY VOALOHANY

HO ANY

# TIMOTY.

---

*Fiarahabana sy anatra ny amy ny mpampianatra sandoka, ary filazana ny amy ny lalàna sy ny filazantsara, ary ny fahasoavan' Andriamanitra taminy Paoly.*

I. PAOLY, Apostoliny Kristy Je-
sosy araka ny didin' An-
driamanitra, Mpamonjy antsika, sy
Kristy Jesosy fanantenantsika, 2
mamangy any Timoty tena zanako
amy ny finoana: fahasoavana, fa-
mindrampo, fiadanana avy amin' An-
driamanitra Ray sy Kristy Jesosy
Tompontsika.

3 Toy ny nangatahako anao hi-
toetra any Efesosy, rehefa hankany
Makedonia aho, mba handidianao
ny sasany tsy hanao fampianarana
hafahafa, 4 na hitandrina ny anga-
nongano sy ny tantaram-pirazanana
tsy hita lany izay mahatonga ady
hevitra, fa tsy mampandroso ny
fitondrana araka an' Andriamanitra
amy ny finoana, *dia toy izany koa
no ataoko ankehitriny.*

5 Fa ny anton' ny didy dia fitia-
vana avy amy ny fo madio sy ny
fieritreretana tsara ary ny finoana
tsy mihatsaravelatsihy, 6 izay nivi-
lian' ny sasany, ka nania ho amy
ny taria foana izy, 7 dia olona izay
te-ho mpampiana-dalàna, kanefa tsy
fantany akory izay lazainy na izay
itompoany.

8 Nefa fantatsika fa tsara ny
lalàna, raha entin' ny olona araka
izay antony, 9 ka fantany fa tsy
ny olona marina no nanaovana ny
lalàna, fa ny mpandika lalana sy
ny maditra, dia ny tsy matahotra
an' Andriamanitra sy ny mpanota,
ny olona tsy manaja izay masina sy
ny olona vetaveta, ny mpamono ray
sy ny mpamono reny, ny mpamono
olona, 10 ny mpijangajanga, ny
sodomita, ny mpangalatra olona, ny
mpandainga, ny mpianian-tsy to, ary
na inona na inona manohitra ny
fampianarana tsy misy kilema,[1] 11
araka ny filazantsaran' ny vonina-
hitr' Andriamanitra finaritra, izay
natolotra ho adidiko.

12 Misaotra any Kristy Jesosy
Tompontsika aho, Izay nampahery
ahy, fa nataony mahatoky aho ka
notendreny ho amy ny fanompoana,
13 dia izaho, izay mpiteny ratsy[2]
fahiny sady mpanenjika sy mpam-
pahory; kanefa nahazo famindram-
po aho, satria tamy ny tsi-fahalalana
no nanaovako izany noho ny tsi-
finoana. 14 Fa be indrindra ny
fahasoavan' ny Tompontsika tamy
ny finoana sy ny fitiavana, izay ao
aminy Kristy Jesosy. 15 Maha-
toky ka tokony hekena amy ny
fankasitrahana rehetra izao teny
izao: tonga tety ambonin' ny tany
Kristy Jesosy hamonjy ny mpanota,
ary amin' ireny izaho no lohany.
16 Kanefa izao no namindrana fo
tamiko, dia ny mba hasehony Jesosy
Kristy eo amiko, izay lohany, ny
fahari-po rehetra ho fianarana ho
an' izay hino Azy hahazoana fiainana
mandrakizay.

17 Ary ho any ny Mpanjaka tsy

---

[1] *Gr.* salama. [2] *Gr.* mpanao blasphemia; *izahao Mat.* ix. 3.

manan-taloha, tsy mety maty, tsy
hita, dia ho an' Andriamanitra toka-
na hiany anie ny laza sy ny voni-
nahitra mandrakizay mandrakizay.
Amena.
18 Izao didy izao no omeko anao,
ry Timoty zanako, araka ireo fami-
naniana natao fahiny ny aminao
ireo, mba ho entinao miady ny ady
tsara ireo, 19 amy ny itananao ny
finoana sy ny fieritreretana tsara,
izay efa narian' ny sasany, ka toy
ny olona vaky sambo izy ny amy
ny finoana; 20 naman' ireny Hy-
meneo sy Aleksandro, izay natolo-
tro ho any Satana mba hofaizana
tsy hiteny ratsy.[1]

*Ny amy ny fivavahana ho any ny olona rehetra, ary ny fitondrantena sy ny fitafiana miendrika ny vehivavy Kristiana.*

II. KOA mananatra voalohany
indrindra aho mba hatao
izay fangatahana, fivavahana, fifo-
nana, fisaorana, ho any ny olona
rehetra, 2 ho any ny mpanjaka
mbamin' izay rehetra manana fahe-
fana, mba hiainantsika miadana sy
mandry fahizay amy ny toe-panahy
araka an' Andriamanitra sy ny
fahamaotinana rehetra. 3 Izany no
tsara ka ankasitrahana eo imason'
Andriamanitra, Mpamonjy antsika,
4 Izay tia ny olona rehetra hovon-
jena ka ho tonga amy ny fahalalana
ny marina. 5 Fa iray no Andria-
manitra, ary iray no Mpanalalana
amin' Andriamanitra sy ny olona,
dia Kristy Jesosy, Izay olona, 6
sady nanolotra ny tenany ho avotra
hisolo ny olona rehetra, dia zavatra
ho fitory amin' izao androny izao.
7 Mba hanao izany no nanendrena
ahy ho mpitory sy Apostoly (milaza
ny marina aho, fa tsy mandainga),
ho mpampianatra ny jentilisa amy
ny finoana sy ny fahamarinana.
8 Koa tiako ny lehilahy hivavaka
eny tontolo eny manandra-tànana
masina, tsy amy ny fahatezerana na
amy ny fifandirana. 9 Ary toy
izany koa ny vehivavy, hiravaka
amy ny fitafiana mahamendrika
mbamy ny fahamaotinana sy ny
fahononan-tena, fa tsy amy ny volo
mirandrana sy ny volamena, na
vato soa,[2] na fitafiana saro-bidy, 10
fa amy ny asa tsara, araka izay
mahamendrika ny vehivavy manai-
ky ny fivavahana amin' Andriama-
nitra. 11 Aoka ny vehivavy hiana-
tra mangingina ka hanaiky tsara.
12 Fa ny vehivavy tsy avelako
hampianatra na hanapaka ny lehi-
lahy, fa hangina hiany. 13 Fa
Adama no natao voalohany, vao
Eva. 14 Ary tsy Adama no voafi-
taka, fa ny vehivavy no voafitaka,
ka dia tonga mpanota. 15 Nefa
hovonjena hiany izy amy ny fitera-
han-jaza, raha maharitra amy ny
finoana sy ny fitiavana ary ny faha-
masinana mbamy ny fahononan-
tena.

*Ny amy ny olona miendrika hatao mpitandrina sy diakona.*

III. MAHATOKY izao teny izao:
Raha misy olona maniry
ny asan' ny mpitandrina,[3] dia ma-
niry asa tsara izy. 2 Koa ny mpi-
tandrina[3] dia tsy maintsy ho tsy
manan-tsiny, manam-bady tokana,
mahonon-tena, hendry, tia filamina-
na, mampiantrano vahiny, mahay
mampianatra, 3 tsy mpimamo lian-
ady, tsy mpikapoka, fa mandefitra,
tsy mpila ady, tsy mpitia vola, 4
manapaka tsara ny ankohonany,
mampanaiky ny zanany amy ny
fahamaotinana tsara (5 fa raha misy
olona tsy mahay mitondra ny anko-
honany, hataony ahoana no fitan-
drina ny fiangonan'[4] Andriamani-
tra?), 6 tsy izay zazavao amy ny
fivavahana, fandrao hieboebo foana
izy ka ho latsaka amy ny fahamelo-

[1] *Gr.* hanao blasphemia; *izahao Mat.* ix. 3.
[2] *Gr.* perila.
[3] *Gr.* episkopo.
[4] *Gr.* eklesia.

han' ny devoly. 7 Ary tsy maintsy
ho tsara laza koa amin' izay eny
ivelany izy, fandrao ho lavo amy ny
fananan-tsiny sy ny fandriky ny
devoly. 8 Ny diakona koa toy
izany hiany, ho maotona, tsy miroa
teny, tsy tia divay be, tsy tia harena
maloto, 9 mitandrina tsara ny zava-
miafina ny amy ny finoana amy ny
fieritreretana madio. 10 Ary aoka
hizahan-toetra ireo aloha, dia vao
hanao ny asan' ny diakona izy, raha
tsy manan-tsiny. 11 Ny vehivavy
koa ho toy izany hiany: maotona,
tsy mpanendrikendrika, mahonon-
tena, mahatoky amy ny zavatra
rehetra. 12 Aoka ny diakona samy
hanam-bady tokana sady hanapaka
tsara ny zanany sy ny ankohonany.
13 Fa izay efa mahavatra tsara ny
asan' ny diakona dia mahazo toerana
tsara ho any ny tenany sy fahasa-
hiana be amy ny finoana izay ao
aminy Kristy Jesosy.

14 Izany zavatra izany dia sora-
tako aminao, na dia manantena
hankaty aminao faingana aza aho;
15 fa raha tratra ela aho, dia ny
hahafantaranao izay fitondrantena
mety hatao ao an-tranon' Andria-
manitra, dia ny fiangonan' [1] Andria-
manitra velona, sady andry sy
fiorenan' ny fahamarinana. 16 Ary
iaraha-manaiky mihitsy fa lehibe ny
zava-miafina ny amy ny toe-panahy
araka an' Andriamanitra, dia Ilay
naseho teo amy ny nofo, nohamari-
nina tao amy ny Fanahy, hitan' ny
anjely, notorina tany amy ny jenti-
lisa, ninoana teny amin' izao tontolo
izao, nakarina tamy [2] ny vonina-
hitra.

*Ny amy ny hihemoran' ny sasany, sy fananarana any Timoty hazoto hanefa ny anjara-fanompoany.*

IV. FA ny Fanahy milaza marina
fa amy ny andro aoriana
dia hihemotra amy ny finoana ny
sasany, manaiky fanahy mamitaka
sy fampianaran' ny demonia, 2 amy
ny fihatsarambelatsihin' ny mpilaza
lainga, ka voapetaky ny vy maha-
may ny fieritreretany, 3 izay man-
drara tsy hanam-bady, ary mampi-
fady hanina, izay nataon' Andria-
manitra ho an' izay mino sady ma-
halala ny marina, mba horaisiny
amy ny fisaorana. 4 Fa ny zavatra
rehetra nataon' Andriamanitra dia
tsara avokoa, ka tsy misy tokony
holavina, raha raisina amy ny fisao-
rana, 5 satria hamasinin' ny tenin'
Andriamanitra sy ny fivavahana
izany.

6 Raha manoro hevitra ny raha-
lahy ny amin' izany zavatra izany
hianao, dia ho mpanompo tsara any
Kristy Jesosy, tezaina amy ny
tenin' ny finoana sy ny fampiana-
rana tsara izay efa narahinao. 7
Fa ny anganongano ratsy fanaom-
bavy antitra dia lavo, ka mampiasà
ny tenanao ho amy ny toe-panahy
araka an' Andriamanitra. 8 Fa
mahasoa kely hiany ny fampiasana
ny tena; fa ny toe-panahy araka
an' Andriamanitra no mahasoa amy
ny zavatra rehetra ka manana ny
teny fikasana ny amy ny fiainana
ankehitriny sy ny ho avy koa. 9
Mahatoky izao teny izao ka tokony
hekena amy ny fankasitrahana re-
hetra. 10 Fa izany no ikelezanay
aina sy iezahanay, satria izahay
manantena an' Andriamanitra ve-
lona, Izay Mpamonjy ny olona
rehetra, indrindra fa izay mino.

11 Izany zavatra izany no andidio
sy ampianaro. 12 Aoka tsy hisy
olona hanao tsinontsinona anao noho
ny hatanoranao; fa aoka ho tonga
fianarana ho any ny mino hianao
amy ny fiteny, amy ny fitondran-
tena, amy ny fitiavana, amy ny
finoana, amy ny fahadiovana.

13 Mandra-pihaviko tandremo ny
famakian-teny, ny fananarana, ny
fampianarana. 14 Aza tsy mitan-
drina ny fanomezam-pahasoavana

[1] *Gr.* eklesia.

[2] *Na:* ho any amy.

izay ao anatinao, izay nomena anao
tamy ny faminaniana sy ny fame-
trahan-tànan' ny loholona.[1] 15
Mazotoa hihevitra izany zavatra
izany, dia mikeleza aina fatratra
amin' izany, mba hiseho amy ny
olona rehetra ny fandrosoanao. 16
Tandremo ny tenanao sy ny fam-
pianaranao, ka mahareta amin' iza-
ny; fa raha manao izany hianao,
dia hamonjy ny tenanao sy izay
mihaino anao.

*Ny amy ny fitondrana ny loholona sy ny vehivavy mpitondratena mbamy ny sasany koa, ary anatra ho amy ny mpanompon' olona.*

V. AZA mamely mafy loatra ny
anti-panahy, fa anaro toy
ny ray izy, ny tanora fanahy toy
ny rahalahy, 2 ny vehivavy anti-
panahy toy ny reny, ny tanora
fanahy toy ny anabavy, amy ny
fahadiovana rehetra.

3 Omeo voninahitra ny mpiton-
dratena izay efa mpitondratena
tokoa. 4 Fa raha misy mpitondra-
tena manana zanaka na zafy, aoka
ireo hianatra aloha haneho izay toe-
panahy araka an' Andriamanitra
amy ny ao an-tranony ka hamaly
soa ny rainy aman-dreniny; fa izany
no ankasitrahana eo anatrehan' An-
driamanitra. 5 Fa izay efa mpi-
tondratena tokoa ka irery tena dia
efa manantena an' Andriamanitra
ka maharitra amy ny fangatahana
sy ny fivavahana andro aman-alina.
6 Fa izay vehivavy manaram-po
amy ny fahafinaretana dia maty
fahavelony. 7 Ary izany zavatra
izany no andidio, mba tsy hananany
tsiny. 8 Fa raha misy tsy mame-
lona ny azy, indrindra fa ny anko-
honany, dia efa nandà ny finoana
izy ka ratsy noho ny tsy mino aza.

9 Aza soratana ho isan' ny mpi-
tondratena izay latsaka noho ny
enim-polo taona sady efa nanam-
bady indray mandeha hiany 10 ary
tsara laza amy ny asa tsara: raha
namelon-jaza izy, raha nampiantrano
vahiny, raha nanasa ny tongotry ny
olona masina, raha namonjy ny no-
zoim-pahoriana, raha nazoto nana-
raka ny asa tsara rehetra. 11 Fa
mandava ny mpitondratena tanora;
fa raha tsy maharitra ny fifehezany
Kristy izy, dia ta-hanam-bady 12
ka hahazo fahamelohana, satria
nandà ny finoany voalohany izy. 13
Sady mianatra ho malaina koa izy
ka mandehandeha mitety trano;
ary tsy malaina hiany, fa mpilaza-
laza sy mpandehandeha miraharaha
ny an' olona ka manao teny tsy
mety. 14 Koa tiako ny mpiton-
dratena tanora fanahy hanam-bady
sy hanana zanaka sy hanapaka ny
tranony ka tsy hanome vava ny
fahavalo hiteny ratsy. 15 Fa ny
sasany efa nivily sahady nanaraka
any Satana. 16 Raha misy vehi-
vavy mino manana mpitondratena,
aoka izy hamelona azy, ary aza ave-
la hahavaky tratra ny fiangonana,[2]
mba hamelomany izay efa mpiton-
dratena tokoa.

17 Aoka ny loholona[1] izay mi-
tondra tsara hatao tokony hahazo
fanajana roa heny, indrindra fa izay
mikely aina amy ny teny sy ny
fampianarana. 18 Fa hoy ny So-
ratra *Masina*: "Aza manakombona
ny vavan' ny omby mively vary
hianao" (Deo. xxv. 4). Ary koa:
"Ny mpiasa miendrika hahazo ny
karamany" (Lio. x. 7).

19 Aza mandray teny hiampan-
gana loholona,[1] raha tsy misy vavo-
lombelona roa na telo. 20 Izay
manota dia anaro eo anatrehan' ny
olona rehetra, mba hatahotra koa
ny sasany.

21 Mananatra *anao* mafy aho eo
anatrehan' Andriamanitra sy Kristy
Jesosy ary ny anjely voafidy mba
hotandremanao izany zavatra izany,
tsy manao olon-tiana, na manao na
inona na inona amy ny fiangarana.

[1] *Gr.* presbytera.

[2] *Gr.* eklesia.

22 Aza malaky mametra-tànana
amin' olona na iza na iza, ary aza
miombona ota amy ny sasany; te-
hirizo madio ny tenanao. 23 Aza
misotro rano intsony, fa misotroa
divay kely noho ny vavafonao sy
ny fahosaosanao matetika.

24 Ny fahotan' ny olona sasany
miharihary ka mialoha ho amy ny
fitsarana; fa ny any ny sasany kosa
manaraka ato aoriana. 25 Ary
miharihary toy izany koa ny asa
tsara; ary izay tsy toy izany dia
tsy ho azo afenina.

VI. Aoka izay andevo rehetra eo
ambanin' ny zioga hanao ny
tompony ho miendrika hohajaina
tsara, mba tsy hitenenana ratsy[1]
ny anaran' Andriamanitra sy ny
fampianarana. 2 Ary izay manana
tompo mino dia aoka tsy hanao tsi-
nontsinona azy, satria rahalahy izy;
fa vao mainka tokony hotompoiny
aza izy, satria mino sy malala ilay
mpandray ny soa atao. Izany za-
vatra izany no ampianaro sy ana-
naro.

*Fananarana sy teny farany ho any Timoty.*

3 RAHA misy olona manao fam-
pianarana hafa noho izany
ka tsy manaiky ny teny tsy misy
kilema,[2] dia ny any Jesosy Kristy
Tompontsika, sy ny fampianarana
izay mahatonga ny toe-panahy araka
an' Andriamanitra, 4 dia mieboebo
foana izy ka tsy mahalala na inona
na inona, fa adala[3] amy ny fiadian-
kevitra sy ny fiadian-teny izay ma-
hatonga fialonana, fifandirana, fana-
ratsiana, fiahiahian-dratsy, 5 fifan-
dirana lalandava, fanaon' ny olona
vetaveta saina sady efa nialan' ny
fahamarinana, manao ny toe-panahy
araka an' Andriamanitra ho faha-
zoan-javatra. 6 Fa misy tombony
lehibe tokoa ny toe-panahy araka
an' Andriamanitra omban' ny fiani-
nana. 7 Fa tsy nitondra na inona
na inona ho amin' izao tontolo izao
isika, *sady hita* fa[4] tsy hahatondra
na inona na inona hiala. 8 Fa raha
manan-kanina sy fitafiana isika, dia
aoka hianina amin' izany. 9 Ary
izay ta-hanan-karena dia latsaka amy
ny fakam-panahy sy ny fandrika
ary ny filana maro tsy misy antony
sady mandratra, izay mandentika
ny olona ao amy ny fandringanana
sy ny fahaverezana. 10 Fa ny
fitiavam-bola no fototry ny ratsy
rehetra, koa ny sasany izay fatra-
pitady izany dia efa voavily niala
tamy ny finoana ka nanindrona ny
tenany tamy ny alahelo be.

11 Fa hianao kosa, ry lehilahin'
Andriamanitra, mandosira izany za-
vatra izany, ka miezaha mitady faha-
marinana, toe-panahy araka an' An-
driamanitra, finoana, fitiavana, faha-
retana, fahalemem-panahy. 12 Mia-
dia ny ady tsaran' ny finoana, ha-
zòny ny fiainana mandrakizay; fa
ho amin' izany no niantsoana anao
koa sy nanaovanao ilay fanekena
tsara teo imason' ny vavolombelona
maro. 13 Izaho mananatra anao
eo anatrehan' Andriamanitra, Izay
mamelona ny zavatra rehetra, ary
eo anatrehany Kristy Jesosy, Izay
nanao ilay fanekena tsara teo ana-
trehany Pontio Pilato, 14 mba ho-
tehirizinao tsy hanan-tsiny amam-
pondro hatramy ny fisehoany Jesosy
Kristy Tompontsika izany didy iza-
ny; 15 ny Andriana finaritra sady
tokana, Mpanjakan' ny mpanjaka
sy Tompon' ny tompo, no haneho
izany amy ny fotoany; 16 Izy hia-
ny no manana ny tsi-fahafatesana,
mitoetra eo amy ny mazava tsy azo
hatonina, Izay tsy hitan' olona sady
tsy hainy jerena; ho Azy anie ny
voninahitra sy ny fanjakana man-
drakizay. Amena.

17 Anaro ny mpanan-karena

[1] *Gr.* hasiana blasphemia; *izahao Mat.* ix. 3.
[2] *Gr.* salama.
[3] *Gr.* marary.
[4] *Na:* satria.

amin' izao fiainana ankehitriny izao
mba tsy hiavonavona, na hatoky ny
harena miovaova,[1] fa Andriamani-
tra, Izay manome antsika malalaka
nyzavatra rehetra mba hifaliantsika,
18 mba hanao soa, mba hanan-ka-
rena amy ny asa tsara, hazoto ma-
nome sy miantra, 19 ka dia hihary
fanorenana tsara ho any ny tenany
ho amy ny andro ho avy, mba hiha-
zonany ny tena fiainana.
20 Ry Timoty, tehirizo ilay nato-
lotra *anao*, ka mialà amy ny fibedi-
bedena foana sy ny fanoherana avy
amin' izay atao hoe fahalalana, kanjo
tsy izy, 21 izay neken' ny sasany,
ka nania tamy ny finoana izy.
Ho aminareo anie ny fahasoavana.

---

# NY EPISTILY FAHAROA

## HO ANY

# TIMOTY.

---

*Ny fahatsiarovany Paoly any Timoty sy ny fitiavany azy.*

I. PAOLY, Apostoliny Kristy
Jesosy noho ny sitrapon'
Andriamanitra, mba ho mpitory ny
teny fikasana milaza ny fiainana
izay ao aminy Kristy Jesosy, 2
mamangy any Timoty, zanako ma-
lala : *ho aminao* anie ny fahasoavana
sy ny famindrampo ary ny fiadanana
avy amin' Andriamanitra Ray sy
Kristy Jesosy Tompontsika.
3 Misaotra an' Andriamanitra
aho, Izay tompoiko araka ny na-
taon' ny razako amy ny fieritrere-
tana madio, fa tsy manam-pitsaha-
rana akory ny fahatsiarovako anao
amy ny fivavahako andro aman-
alina ; 4 ary maniry hahita anao
aho[2] (satria tsaroako ny ranomaso-
nao), mba ho feno fifaliana aho ; 5
fa nisy nahatsiarovako ny finoana
tsy mihatsaravelatsihy izay ao ana-
tinao, izay nitoetra taloha tao ana-
tiny Loisa renibenao sy Eonika re-
ninao, ary matoky aho fa ao anatinao
koa izany.

*Fampirisihana any Timoty mba hamelona tsara ny fanomezam-pahasoavana azony avy tamin' Andriamanitra.*

6 ARY noho izany dia mampaha-
tsiaro anao aho mba hamelo-
manao ny fanomezam-pahasoavana
avy amin' Andriamanitra, izay ao
anatinao tamy ny fametrahako ny
tànako. 7 Fa tsy nomen' Andria-
manitra fanahy osa isika, fa fanahy
mahery sy fitiavana ary fahononan-
tena. 8 Koa aza menatra ny ho
vavolombelon' ny Tompontsika na
ahy mpifatony hianao ; fa aoka hia-
nao ho mpiombona ny fahoriana no-
ho ny filazantsara araka ny herin'
Andriamanitra, 9 Izay namonjy an-
tsika sy niantso antsika tamy ny
fiantsoana masina, tsy araka ny
asantsika, fa araka ny fikasany sy
ny fahasoavany izay nomena antsika
tao aminy Kristy Jesosy hatry ny
fony fahagola ; 10 fa naharihary
ankehitriny tamy ny nisehoany
Kristy Jesosy, Mpamonjy antsika,
Izay nahafoana ny herin' ny faha-
fatesana, ka ny filazantsara no nam-

---

[1] *Gr.* fiovaovan' ny harena. [2] *Na:* fa andro aman-alina dia maniry hahita anao aho.

pisehoany mazava ny fiainana sy ny tsi-fahalòvana mandrakizay; 11 ny amin' io filazantsara io no nanendrena ahy ho mpitory sy Apostoly ary mpampianatra.[1] 12 Ary noho izany koa no iaretako izao zavatra izao, ka tsy menatra aho, satria fantatro Izay inoako, ary matoky aho fa Izy dia mahatahiry ilay zavatra natolotro *Azy*[2] mandra-pihavin' izay andro izay.

13 Tano amy ny finoana sy ny fitiavana ao aminy Kristy Jesosy ny mariky ny teny tsy misy kilema,[3] izay efa renao tamiko. 14 Ilay zavatra tsara natolotra *anao* dia tehirizo amy *ny fampaherezan'* ny Fanahy Masina, Izay mitoetra ao anatintsika.

15 Fantatrao fa efa nahafoy ahy izay rehetra any Asia; isan' ireny Fygelo sy Hermogena. 16 Homen' ny Tompo famindrampo anie ny ankohonany Onesiforosy; satria namelombelona ny fanahiko matetika izy, fa tsy menatra ny gadrako; 17 fa raha tany Roma izy, dia nitady ahy fatratra ka nahita 18 (ny Tompo anie hampahita azy famindrampo amy ny Tompo amin' izay andro izay); ary ny hafatratry ny nanompoany ahy tany Efesosy dia fantatrao tsara.

*Fampirisihana any Timoty haharitra tsara, na dia azom-pahoriana aza.*

II. KOA hianao, anaka, dia aoka hihahery amy ny fahasoavana izay ao aminy Kristy Jesosy. 2 Ary izay zavatra efa renao tamiko teo anatrehan' ny vavolombelona maro dia atolory ny olona mahatoky, izay hahay mampianatra ny sasany kosa. 3 Miaraha miaritra ny mafy *amiko* hianao tahaka ny miaramila tsarany Kristy Jesosy. 4 Ny miaramila manafika dia tsy mba misy maningo-tena amy ny raharahan' izao fiainana izao, mba hahafaly izay efa nifidy *azy* ho miaramila. 5 Ary raha misy manezaka amy ny filalaovana, dia tsy satrohana satroboninahitra izy, raha tsy manezaka araka ny lalàna. 6 Ny mpiasa tany izay misasatra no tokony ho voalohany handray ny vokatra. 7 Diniho izay lazaiko, fa homen' ny Tompo fahazavan-tsaina ny amy ny zavatra rehetra hianao.

8 Tsarovy Jesosy Kristy Izay natsangana tamy ny maty, dia Ilay avy tamy ny taranaky Davida, araka ny filazantsarako, 9 izay iaretako fahoriana hatramy ny fatorana aza, hoatra ny mpanao ratsy; nefa ny tenin' Andriamanitra dia tsy mba voafatotra. 10 Izany no iaretako ny zavatra rehetra noho ny amy ny olom-boafidy, mba hahazoan' ireny koa famonjena, dia ilay ao aminy Kristy Jesosy, mbamy ny voninahitra mandrakizay. 11 Mahatoky izao teny izao: Fa raha miara-maty aminy isika, dia hiara-belona aminy koa; 12 raha miaritra isika, dia hiara-manjaka aminy; raha mandà *Azy* isika, Izy kosa handa antsika; 13 fa na dia tsy matoky *Azy* aza isika, dia mbola mahatoky hiany Izy, fa tsy mahazo mandà ny tenany.

*Ny mety hataony Timoty noho ny fisian' ny mpampianatra sandoka.*

14 IZANY zavatra izany no ampahatsiarovy ny olona, ka anaro mafy eo anatrehan' ny Tompo izy mba tsy hiady teny, satria tsy mahasoa akory izany, *fa* mamadika ny mpihaino. 15 Mazotoa manolotra ny tenanao amin' Andriamanitra ho olona voazaha toetra, dia mpiasa tsy mahazo henatra, mizara tsara[4] ny teny fahamarinana. 16 Fa halaviro ny fibedibedena foana; fa mbola handroso amy ny haratsiam-panahy hiany izy ireny, 17 ary ny teniny dia handany tahaka

[1] *Na:* [mpampianatra ny jentilisa].
[2] *Na:* ilay zavatra natolo*ny* ahy.
[3] *Gr.* salama.
[4] *Na:* mamoaka tsara; *na:* mizotra mahitsy amy.

ny aretina mihady;[1] isan' ireny
Hymeneo sy Fileto, 18 izay nania
tamy ny marina ka milaza fa efa
lasa sahady ny fitsanganan' ny maty,
dia mamadika ny finoan' ny sasany.

19 Kanefa ny fanorenana mafy
nataon' Andriamanitra dia miorina
tsara sady manana izao tombo-kase
izao : " Ny Tompo mahalala ny azy,"
ary koa : " Aoka ny olona rehetra
izay manonona ny anaran' ny Tom-
po hiala amy ny ratsy." 20 Fa ao
an-trano lehibe, tsy dia fanaka vola-
mena sy volafotsy hiany no ao, fa
fanaka hazo sy tany koa, ny sasany
homem-boninahitra, ary ny sasany
halam-baraka. 21 Koa raha misy
olona manadio ny tenany ho afaka
amin' ireny, dia ho fanaka homem-
boninahitra izy, efa nohamasinina
ka mahasoa ho any ny Tompo, voa-
voatra ho amy ny asa tsara rehetra.

22 Fa mandosira ny filan' ny ta-
nora fanahy; ary miezaha mitady
fahamarinana, finoana, fitiavana,
fihavanana amin' izay miantso ny
Tompo amy ny fo madio. 23 Fa
mandava ny fanontaniana adaladala
tsy misy antony, satria fantatrao fa
mahatonga ady izany. 24 Ary tsy
mety raha miady ny mpanompon'
ny Tompo, fa ho malemy fanahy
amy ny olona rehetra, mahay mam-
pianatra, mahalefitra, 25 mananatra
ny mpanohitra amy ny fahamoram-
panahy; fa angamba Andriamanitra
hanome azy fibebahana hahalalany
tsara ny marina, 26 ka hody ny
sainy ho afaka amy ny fandriky ny
devoly, izay nanao azy sambobelona
hanao ny sitrapony.[2]

*Ny amy ny fihemorana any am-
parany.*

III. FA aoka ho fantatrao izao :
fa any am-parany any dia
hisy andro mahory. 2 Fa ny olona
ho tia tena, ho tia vola, ho mpan-
doka tena, mpiavonavona, miteny
ratsy,[3] tsy manoa ray aman-dreny,
tsy misaotra, tsy manaja izay ma-
sina, 3 tsy manam-pitiavana, mpa-
nontolo fo, mpanendrikendrika, tsy
mahonom-po, lozabe, tsy tia ny
tsara, 4 mpamadika, kirina, mpie-
boebo, tia ny fahafinaretana mihoa-
tra noho ny fitiavany an' Andria-
manitra, 5 manana ny endriky ny
toe-panahy araka an' Andriamanitra,
nefa nandà ny heriny; ireny koa
dia halaviro. 6 Fa isan' ireny izay
misokosoko miditra any an-tranon'
ny sasany ka mahalasa ho babo ny
vehivavy adaladala, vesaran' ny fa-
hotana, entin' ny filana maro, 7
mianatra mandrakariva, nefa tsy
mahatratra ny fahalalana ny ma-
rina. 8 Ary tahaka ny nanoherany
Jana sy Jambra any Mosesy no
anoheran' ireo koa ny fahamarinana,
dia olona maloto saina sady tsy ma-
nam-pinoana marina. 9 Kanefa tsy
handroso intsony izy; fa ny hada-
lany dia haseho amy ny olona re-
hetra, tahaka ny an' ireo koa.

*Fampirisihana any Timoty handroso
tsara araka ny efa nataony hiany.*

10 FA hianao kosa dia efa nana-
raka tsara ny fampiana-
rako, ny fitondrantenako, ny fisai-
nako, ny finoako, ny fandeferako,
ny fitiavako, ny faharetako, 11
ny nanenjehana ahy, ny fahoria-
na izay nanjo ahy tany Antiokia,
tany Ikonioma, tany Lystra, dia ny
fanenjehana izay niaretako; ary ny
Tompo nahafaka ahy tamin' izany
rehetra izany. 12 Eny, izay rehetra
te-ho velona amy ny toe-panahy
araka an' Andriamanitra, izay ao
aminy Kristy Jesosy, dia henjehina.
13 Fa ny ratsy fanahy sy ny mpa-
noloky kosa dia handroso hihara-

---

[1] *Gr.* gangrena. [2] *Na:* ka hody ny sainy—ho afaka amy ny fandriky ny devoly, izay nanao azy sambobelona—hanao ny sitrapon' *Andriamanitra; na:* fa ataon' ny mpanompon' ny Tompo sambobelona izy hanao ny sitrapon' Andriamanitra.
[3] *Gr.* manao blasphemia; *izahao Mat.* ix. 3.

tsiratsy kokoa sady mamitaka no
fitahina.
14 Fa hianao kosa dia mahareta
amin' izay zavatra nianaranao sy
nampinoana anao, satria fantatrao
izay nampianatra anao izany; 15
fa hatry ny fony vao zaza hianao dia
efa nahalala ny Soratra Masina, izay
mampahahendry anao ho amy ny
famonjena amy ny finoana izay ao
aminy Kristy Jesosy. 16 Izay
soratra rehetra nomen' ny tsindri-
mandrin' Andriamanitra dia maha-
soa koa ho fampianarana, ho fan-
dresen-dahatra, ho fanitsiana izay
diso, ho fitaizana amy ny fahamari-
nana, 17 mba ho tanteraka ny olon'
Andriamanitra, ho vonona tsara ho
amy ny asa tsara rehetra.
IV. Eo anatrehan' Andriamanitra
sy Kristy Jesosy, Izay hitsara
ny velona sy ny maty, ary noho ny
amy ny fisehoany sy ny fanjakany,
no ananarako anao mafy: 2 mi-
toria ny teny, mazotoa, na amy ny
fotoana, na tsy amy ny fotoana,
mandrese lahatra, mampirisiha, ma-
nanara mafy amy ny fahari-po sy
ny fampianarana rehetra. 3 Fa ho
avy ny andro izay tsy hahazakan'
ny olona ny fampianarana tsy misy
kilema;[1] fa hangidihidy sofina izy,
dia hamory mpampianatra ho azy
araka ny filany; 4 ary hampiala ny
sofiny amy ny teny marina tokoa
izy ka hivily ho amy ny anganon-
gano. 5 Fa hianao kosa mahonòna
tena amy ny zavatra rehetra, mia-
reta fahoriana, ataovy ny asan' ny
evanjelista, tanteraho ny fanom-
poanao.
6 Fa izaho dia efa hatolotra[2]
sahady, ary efa mby akaiky ny
andro fialako. 7 Efa niady ny ady
tsara aho; nahatanteraka ny fiha-
zakazahako aho; nitahiry ny finoana
aho; 8 hatrizao dia tehirizina ho
ahy ny satroboninahitry ny faha-
marinana, izay homen' ny Tompo,
Mpitsara marina, ho ahy amin' izay
andro izay; ary tsy ho ahy hiany,
fa ho an' izay rehetra tia ny fise-
hoany koa.

*Fanaovam-beloma sy hafatra.*

9 MAZOTOA hankaty amiko fain-
gana hianao; 10 fa Demasy
efa nandao ahy, satria tia izao fiai-
nana izao izy ka lasa nankany
Tesalonika; Kreska nankany Gala-
tia, Titosy nankany Dalmatia. 11
Lioka hiany no ato amiko. Alao
Marka, ka ento miaraka aminao, fa
mahasoa ahy amy ny fanompoana
izy. 12 Tykiko dia nirahiko ho any
Efesosy. 13 Ilay kapôty navelako
tany Troasy tao aminy Karpo, dia
ento, raha mankaty hianao, ary
ny boky, indrindra fa ireo *boky*
hoditra.
14 Aleksandro, mpanefy vara-
hina, efa nanisy ratsy ahy be loatra;
ny Tompo hamaly azy araka ny
asany; 15 tandremonao hiany izy
iny, fa nanohitra fatratra ny te-
ninay.
16 Tamy ny nandaharako voa-
lohany hanala tsiny ny tenako dia
tsy nisy nomba ahy, fa nandao ahy
avokoa izy rehetra (aza mba isaina
ho helony anie izany). 17 Kanefa
ny Tompo nitsangana teo anilako ka
nampahery ahy, mba hotanterahina
tokoa amy ny ataoko ny fitorian-
teny, ary mba ho ren' ny jentilisa
rehetra izany; ary izaho novonjena
tao am-bavan' ny liona. 18 Ary
ny Tompo hanafaka ahy amy ny
asa ratsy rehetra ka hamonjy ahy
ho any amy ny fanjakany any an-
danitra; ho Azy anie ny vonina-
hitra mandrakizay mandrakizay.
Amena.
19 Manaova veloma aminy Prisila
sy Akoila mbamy ny ankohonany
Onesiforosy; 20 Erasto nitoetra
tany Korinto; fa Trofimo nilaozako
tany Mileto, satria narary izy. 21
Mazotoa hankaty alohan' ny riri-
nina.

---

[1] *Gr.* salama.

[2] *Gr.* haidina ho fanatitra aidina.

Manao veloma anao Eobolo sy
Poda sy Lino sy Klaodia mbamy ny
rahalahy rehetra.

22 Ho amy ny fanahinao anie ny
Tompo. Ho aminareo anie ny faha-
soavana.

---

## NY EPISTILY HO ANY

# TITOSY.

---

*Fiarahabana.*

I. PAOLY, mpanompon' Andria-
manitra sy Apostoliny Je-
sosy Kristy hampandroso ny finoan'
ny olom-boafidin' Andriamanitra sy
ny-fahalalana tsara ny marina, izay
manaraka ny toe-panahy araka an'
Andriamanitra, 2 amy ny fanante-
nana ny fiainana mandrakizay, izay
nampanantenain' Andriamanitra tsy
mahay mandainga hatry ny fony
fahagola; 3 fa tamin' izay andro
voatendry dia nasehony ny teniny
tamy ny tori-teny izay natolotra ho
adidiko, araka ny didin' Andria-
manitra, Mpamonjy antsika: 4 ho
any Titosy, tena zanako araka ny
finoana iombonantsika, anie ny faha-
soavana sy ny fiadanana avy amin'
Andriamanitra Ray sy Kristy Je-
sosy, Mpamonjy antsika.

*Ny miendrika hotendrena ho loho-
lona, sy ny faharatsian' ny toetry
ny olona tany Kreta.*

5 IZAO no namelako anao tany
Kreta, dia ny handaminanao
izay mbola tsy tanteraka sy hanen-
drenao loholona [1] amy ny isan-tanà-
na, araka ny nandidiako anao; 6
raha misy tsy manan-tsiny, dia lehi-
lahy manam-bady tokana, manana
zanaka mino izay tsy mba ampan-
gaina ho mpanaram-po amy ny ratsy
na ho maditra. 7 Fa ny mpitan-
drina [2] dia tsy maintsy ho tsy
manan-tsiny, fa mpitandrina ny an'
Andriamanitra, tsy mitompo teny
fantatra, tsy mora tezitra, tsy mpi-
mamo lian-ady, tsy mpikapoka, tsy
tia harena maloto, 8 fa mampian-
trano vahiny, tia ny tsara, mahonon-
tena, marina, masina, mahonom-po,
9 mitana mafy ny teny marina
araka ny efa nampianarina, mba
hahaizany hananatra amy ny fam-
pianarana tsy misy kilema [3] sady
handresy lahatra ny mpanohitra.

10 Fa maro no maditra, mpitaria
foana sy mpamitaka, indrindra fa
ny avy amy ny voafora—11 tsy
maintsy hotampenam-bava ireo—
izay mampivadika mpianakavy maro,
fa mampianatra izay tsy mety, mba
hahazoany harena maloto. 12 Hoy
ny anankiray amin' ireny, izay mpa-
minany teo aminy: 'Mpandainga
mandrakariva ny Kretana, biby
ratsy, kamo be tenda.' 13 Marina
izany vavolombelona izany. Ary
noho izany dia anaro mafy izy mba
hatanjaka [3] amy ny finoana, 14 tsy
mitandrina ny anganonganon' ny
Jiosy sy ny didin' ny olona izay
mivily miala amy ny fahamarinana.

15 Madio avokoa ny zavatra
rehetra raha amy ny olona madio;
fa raha amy ny olona voaloto sady
tsy mino kosa dia tsy misy madio
na inona na inona; fa voaloto na
ny sainy na ny fieritreretany. 16

---

[1] *Gr.* presbytera. [2] *Gr.* episkopo. [3] *Gr.* salama.

Manaiky fa mahalala an' Andriamanitra izy, nefa mandà Azy amy ny asany, dia olona vetaveta sady tsy manaraka ary olona tsy izy, izay tsy manao asa tsara na inona na inona.

*Ny mety hataon' ny anti-panahy sy ny tanora fanahy sy ny mpanompon' olona, ary fananarana sy hafatra samihafa.*

II. FA hianao kosa dia milazà izay miendrika ny fampianarana tsy misy kilema;[1] 2 ny lehilahy anti-panahy anaro hahonontena, ho maotona, ho hendry, hatanjaka[1] amy ny finoana, amy ny fitiavana, amy ny faharetana. 3 Ny vehivavy anti-panahy koa anaro hitondra tena toy izay miendrika ny olona masina, tsy ho mpanendrikendrika, tsy ho andevozin' ny divay be, ho mpampianatra ny zavatra tsara, 4 mba hampianarany ny vehivavy tanora fanahy ho tia ny vadiny, ho tia ny zanany, 5 hahonontena, ho madio toe-panahy, hiasa ao an-tranony, ho tsara fanahy, hanaiky ny vadiny, mba tsy hitenenana ratsy[2] ny tenin' Andriamanitra.

6 Ny lehilahy tanora fanahy koa anaro hahonon-tena; 7 ka amy ny zavatra rehetra dia asehoy ny tenanao ho fianarana ny asa tsara, amy ny fampianaranao *maneho* ny tsifaharatsiana, ny fahamaotinana, 8 ny teny tsy misy kilema,[1] izay tsy azo tsinina, mba ho menatra izay manohitra, satria tsy hisy ratsy hitenenany anareo.

9 Ny mpanompo koa dia *anaro* hanaiky ny tompony ka hanao izay sitrapony amy ny zavatra rehetra, fa tsy hamalivaly, 10 tsy hangalatety, fa haneho izay toe-panahy mahatoky indrindra, mba hampahamendrika ny fampianaran' Andriamanitra, Mpamonjy antsika, amy ny zavatra rehetra.

11 Fa efa miseho ny fahasoavan' Andriamanitra, izay famonjena ny olona rehetra, 12 mampianatra antsika handa izay toe-panahy tsy araka an' Andriamanitra sy ny filan' izao tontolo izao ary ho velona amy ny onony sy ny marina ary ny toe-panahy araka an' Andriamanitra amin' izao fiainana ankehitriny izao, 13 miandry ny fanantenana mahafinaritra sy ny fisehoan' ny voninahitr' Andriamanitra lehibe sady Mpamonjy antsika, dia Jesosy Kristy,[3] 14 Izay nanolotra ny tenany hamonjy antsika, mba hanavotany antsika ho afaka amy ny ota rehetra, sy hanadiovany izay olona ho any ny tenany, sady ho mazoto indrindra amy ny asa tsara izany.

15 Izany no lazao sy ananaro ary andrarao amy ny fahefana rehetra. Aza avela hisy hanao tsinontsinona anao.

III. Mampahatsiarova azy hanaiky izay manapaka sy manampahefana, hanoa tsara, ho vonona ho amy ny asa tsara rehetra, 2 tsy hiteny ratsy olona, tsy ho mpila ady, fa ho mpandefitra, maneho ny halemem-panahy rehetra amy ny olona rehetra.

3 Fa isika koa dia adala fahiny, tsy nanaiky, voafitaka, dia andevon' ny filana sy ny fahafinaretana maro, ary velona teo amy ny lolompo sy ny fialonana, sady hala no nifankahala. 4 Fa rehefa niseho ny fahamoram-panahin' Andriamanitra, Mpamonjy antsika, sy ny fitiavany ny olona, 5 dia tsy avy tamy ny asa amy ny fahamarinana izay nataontsika, fa araka ny famindrampo kosa no namonjeny antsika, tamy ny fanasan' ny fiterahana indray sy ny fanavaozan' ny Fanahy Masina, 6 Izay naidiny betsaka tamintsika tamy ny alalany Jesosy Kristy, Mpamonjy antsika, 7 mba hohamarinina amy ny fahasoavany isika ka

---

[1] *Gr.* salama. [2] *Gr.* hanaovana blasphemia; *izahao Mat.* ix. 3.
[3] *Na:* Andriamanitra lehibe sy Jesosy Kristy, Mpamonjy antsika.

ho tonga mpandova araka ny fanan-
tenana ny fiainana mandrakizay.
8 Mahatoky izany teny izany, ary
izany zavatra izany dia tiako hitom-
poanao mafy, mba hotandreman'
izay efa mino an' Andriamanitra
ny hanao asa tsara. Sady tsara no
mahasoa ny olona izany zavatra
izany. 9 Fa halaviro ny fanonta-
niana adala sy ny tantaram-piraza-
nana sy ny fifandirana sy ny ady
teny ny amy ny lalàna ; fa tsy ma-
hasoa sady zava-poana izany. 10
Izay mpanao hevi-diso,[1] rehefa nana-
rinao indray maka na indroa, dia
ialao, 11 satria fantatrao fa voava-
dika izay manao izany ka sady
manota no manamelo-tena koa.
12 Rehefa maniraka any Artema
na Tykiko ho atỳ aminao aho, dia
mazotoa hankany amiko any Niko-
polia hianao, fa mikasa handany ny
ririnina any aho. 13 Mazotoa ha-
moaka any Zena mpahay lalàna sy
Apolosy, mba tsy hisy zavatra hilai-
ny. 14 Ary aoka ny antsika koa
hianatra hanao asa tsara hahazoany
izay ilainy, fandrao tsy hisy vokatra
izy.
15 Manao veloma anao izay re-
hetra atỳ amiko. Manaova veloma
izay rehetra tia anay amy ny fino-
ana.
Ho aminareo rehetra anie ny
fahasoavana.

---

# NY EPISTILY HO ANY

# FILEMONA.

---

*Fiarahabana any Filemona, sy fifo-
nana ho any Onesimosy, ary
fanaovam-beloma.*

PAOLY, mpifatotra any Kristy
Jesosy, ary Timoty rahalahy,
mamangy any Filemona, ilay ma-
lalanay sy mpiara-miasa aminay, 2
ary mamangy any Apia anabavinay
sy Arkipo, miaramila namantsika,
ary ny fiangonana ao an-tranonao :
3 ho aminareo anie ny fahasoavana
sy ny fiadanana avy amin' Andria-
manitra Raintsika sy Jesosy Kristy
Tompo.
4 Misaotra an' Andriamanitro
mandrakariva aho, raha mahatsiaro
anao amy ny fivavahako, 5 satria
reko ny fitiavanao sy ny finoana[2]
izay ananaao ho any Jesosy Tompo
sy ho any ny olona masina rehetra,
6 mba hiasa mafy ho any Kristy ny
fiombonana avy amy ny finoanao
amy ny fahalalana tsara ny zavatra
rehetra izay ao anatinareo. 7 Fa
nanana fifaliana sy fiononana amy
ny fitiavanao aho, satria efa nove-
lombelominao ny fon' ny olona
masina, ry rahalahy.
8 Koa na dia manana fahasahiana
be ao aminy Kristy handidy anao
amin' izay mendrika aza aho, 9 nefa
noho ny fitiavana, izaho Paoly, izay
efa anti-panahy[3] sady mpifatotra
any Kristy Jesosy koa ankehitriny,
dia miangavy aminao. 10 Eny,
miangavy aminao aho ny amy ny
zanako, izay naterako teto amy ny
fifatorako, dia Onesimosy,[4] 11 ilay
tsy nahasoa anao fahiny, nefa anke-

---

[1] *Na:* olona mitokana ho azy.
[2] *Na:* ny finoanao.
[3] *Na:* ambasadôra.
[4] Onesimosy = Mahasoa.

hitriny mahasoa antsika, dia hianao
sy izaho ; 12 izay nampodiko indray,
dia ilay sombin' ny aiko ; 13 saiky
nohazoniko taty amiko izy hanompo
ahy hisolo anao eto amy ny fifato-
rako noho ny filazantsara ; 14 nefa
raha tsy nahalala izay hevitrao aho
aloha, dia tsy ta-hanao na inona na
inona, mba tsy ho toy ny amy ny
fanerena ny soa ataonao, fa amy ny
sitrapo. 15 Fa izany angaha no
nialany vetivety, dia ny mba hana-
nanao azy mandrakizay, 16 tsy toy
ny andevo intsony anefa, fa efa
mihoatra noho ny andevo, dia raha-
lahy malala, indrindra fa ho ahy,
mainka fa ho anao, na amy ny nofo,
na amy ny Tompo. 17 Koa raha
ataonao ho namanao aho, dia raiso
toa ahy izy. 18 Nefa raha nanao
izay tsy marina taminao izy, na
mitrosa, dia ataovy ho ahy izany ;
19 izaho Paoly no manoratra izany
amy ny tànako, izaho no handoa
izany—nefa tsy lazaiko aminao fa
mitrosa ny tenanao amiko aza hia-
nao. 20 Eny, ry rahalahy, aoka
hanana fifaliana avy aminao ao amy
ny Tompo aho ; velombelomy ny
foko ao aminy Kristy. 21 Noho
ny fahatokiako fa hanaiky hianao
no anoratako aminao, ka fantatro
fa hanao mihoatra noho izay lazaiko
aza hianao.

22 Ary izao koa : Mba anamboary
trano hitoerako aho ; fa manantena
aho fa homena anareo noho ny
vavaka ataonareo.

23 Manao veloma anao Epafra,
mpifatotra namako ao aminy Kristy
Jesosy, 24 sy Marka sy Aristarko
sy Demasy ary Lioka, mpiara-miasa
amiko.

25 Ho amy ny fanahinareo anie
ny fahasoavany Jesosy Kristy Tom-
pontsika. Amena.

---

# NY EPISTILY HO ANY NY

# HEBREO.

---

*Fampitahana any Kristy sy ny anjely.*

I. REHEFA nampitenenin' An-
driamanitra tamy ny raza-
na fahiny ny mpaminany tamy ny
andro samihafa sy ny fanao sami-
hafa ; 2 dia amin' izao andro farany
izao kosa no nampitenenany tamin-
tsika ny Zanany, Izay voatendriny
ho mpandova ny zavatra rehetra ;
Izy no nahariany izao tontolo izao,
3 Izy koa no famirapiratan' ny
voninahiny sy endriky ny tenany
indrindra ary mihazona ny zavatra
rehetra amy ny herin' ny teniny ;
ary rehefa nanao fanadiovana haha-
faka ny fahotana Izy, dia nipetraka
teo amy ny tànana ankavanan' ny
Lehibe any amy ny avo 4 ka natao
tsara noho ny anjely, araka ny
nandovany anarana tsara noho
ireny.

5 Fa anjely iza no mba nilazany
hoe :

"Zanako Hianao,
Izaho niteraka Anao andro
any?" (Sal. ii. 7.)

Ary koa :

"Izaho ho Rainy,
Ary Izy ho Zanako?" (2 Sam.
vii. 14.)

6 Ary raha mitondra ny Lahimatoa
ho amin' izao fiainana izao indray,
dia hoy Izy : "Ary aoka ny anje-
lin' Andriamanitra rehetra hianko-

hoka eo anoloany" (Sal. xcvii. 7).
7 Ary ny anjely dia ilazany hoe:
"Izy manao ny anjeliny ho rivotra,
Ary ny mpanompony ho lelafo" (Sal. civ. 4).
8 Fa ny Zanaka kosa dia nilazany hoe:
"Ny seza fiandriananao, Andriamanitra ô, dia mandrakizay doria;
Ary ny tehim-pahitsiana no tehim-panjakanao;
9 Tianao ny fahamarinana, fa halanao ny heloka;
Koa Andriamanitra, dia Andriamanitrao, efa nanosodiloilo fifaliana Anao
Mihoatra noho ny namanao" (Sal. xlv. 7, 8).
10 Ary izao koa:
"Hianao Jehovah ô, tany aloha no nanorenanao ny tany,
Ary asan' ny tànanao ny lanitra;
11 Ireo dia ho levona, fa Hianao no maharitra;
Ary izy rehetra ho rovitra toy ny fitafiana,
12 Ary toy ny lamba no hamalonanao azy,
Dia toy ny fitafiana, ka hovana izy;
Fa Hianao no tsy miova,
Ary ny taonanao no tsy ho tapitra" (Sal. cii. 26-28).
13 Fa anjely iza no mba nilazany hoe:
"Mipetraha eo an-tànako ankavanana,
Ambara-panaoko ny fahavalonao ho fitoeran-tongotrao?" (Sal. cx. 1.)
14 Tsy fanahy manompo[1] va izy rehetra, nirahina hanao fanompoana ho an' izay handova famonjena?

II. Ary amin' izany dia tokony
hotandremantsika mafimafy kokoa izay efa rentsika, fandrao hindaosina hiala aminy isika. 2 Fa
raha mafy ny teny izay nampilazaina ny anjely, ka samy voavaly marina avokoa ny fahadisoana rehetra mbamy ny fahotana, 3 hataontsika ahoana no fandositra, raha tsy mitandrina izao famonjena lehibe izao isika? dia ilay nampilazaina ny Tompo tamy ny voalohany, ary nohamafin' izay nandre tamintsika kosa, 4 sady Andriamanitra koa no niara-nanambara taminy tamy ny famantarana sy ny fahagagana ary tamy ny asa lehibe samihafa sy ny fanomezana ny Fanahy Masina nozarazarainy araka ny sitrapony.
5 Fa tsy anjely no nampanekeny ny fiainana ho avy, izay lazainay. 6
Fa ny anankiray nanambara eo amy ny teny iray hoe:
"Inona ny olona, no ahatsiarovanao azy?
Ary ny zanak' olombelona no amangianao azy?
7 Nataonao ambany kely[2] noho ny anjely izy;
Efa nosatrohanao voninahitra sy fiandrianana izy
Ary nampanjakainao amy ny asan' ny tànanao;
8 Ny zavatra rehetra dia efa nampanekenao ho eo ambanin' ny tongony" (Sal. viii. 5-7).
Fa tamy ny nampanekeny azy ny zavatra rehetra, dia tsy nisy izay tsy nampanekeny azy. Nefa ankehitriny tsy mbola hitantsika fa efa ampanekena azy ny zavatra rehetra.
9 Fa Ilay natao ambany kely[2] noho ny anjely no hitantsika, dia Jesosy, ary noho ny fitondrany ny fahafatesana dia voasatroka voninahitra aman-daza Izy, mba hanandrana fahafatesana hamonjy ny olona rehetra noho ny fahasoavan' Andriamanitra.
10 Fa miendrika Izay anton' ny nanaovana ny zavatra rehetra sady nahariana ny zavatra rehetra, raha

[1] *Na:* manao fanompoam-pivavahana.

[2] *Na:* yetivety.

mitondra zanaka maro ho any amy
ny voninahitra, ny hahatanteraka ny
Tompon' ny famonjena ireo amy ny
fahoriana. 11 Fa iray no nihavian'
izy roroa, na Izay manamasina, na
izay hamasinina; koa izany no tsy
mahamenatra Azy hanao ireo hoe
rahalahy, 12 ka manao hoe:

"Hitory ny anaranao amy ny
rahalahiko Aho;
Eo amy ny fiangonana no hideràko Anao" (Sal. xxii.
23).

13 Ary koa: "Izaho hatoky Azy."
Ary indray koa: "Indreto Izaho
sy ireo zaza nomen' Andriamanitra
Ahy" (Isa. viii. 17, 18). 14 Koa
satria manana nofo aman-dra ny
zaza, dia mba nandray izany koa
Izy, mba handringanany amy ny
fahafatesana ilay manana ny herin'
ny fahafatesana, dia ny devoly, 15
ary mba hanafahany izay rehetra
nandany ny fiainany rehetra tamy
ny fahandevozana noho ny tahotra
ny fahafatesana. 16 Fa hita marina
fa tsy anjely no vonjeny, fa ny taranaky
Abrahama no vonjeny. 17
Koa amin' izany dia miendrika mba
hatao tahaka ny rahalahiny amy ny
zavatra rehetra Izy, mba ho Mpisoronabe
mamindra fo sy mahatoky
ny amin' Andriamanitra, mba hanaovany
fanavotana noho ny heloky
ny olona. 18 Fa satria nalaimpanahy
ny tenany tamy ny fahoriana
nentiny,[1] dia mahavonjy izay alaimpanahy
koa Izy.

*Fampitahana any Kristy sy Mosesy.*

III. KOA amin' izany, ry rahalahy
masina, mpiombona
ny fiantsoana avy any an-danitra,
hevero ny Apostoly sy Mpisoronabe
Izay ekentsika, dia Jesosy, 2 Izay
mahatoky ny nanendry Azy, tahaka
any Mosesy koa tao amy ny tranon'
*Andriamanitra* rehetra.[2] 3 Fa Izy
dia natao miendrika hanam-boninahitra
noho Mosesy, araka ny ananan'
ny mpanao trano voninahitra bebe
kokoa noho ny trano nataony. 4
Fa ny trano rehetra dia samy nisy
mpanao azy; fa Izay nanao ny
zavatra rehetra kosa dia Andriamanitra.
5 Ary Mosesy dia mpanompo
nahatoky tao amy ny tranon' *Andriamanitra*
rehetra, ho fanambarana
izay zavatra mbola holazaina;
6 fa Kristy kosa dia Zanaka manapaka
ny tranon' *Andriamanitra;*
ary isika no tranony, raha hazonintsika
mafy hatramy ny farany ny
fahasahiana sy ny firavoravoana
momba ny fanantenana.

7 Koa araka izay lazain' ny
Fanahy Masina hoe:

"Anio, raha hihaino ny feony
hianareo,
8 Aza manamafy ny fonareo
Tahaka ny tamy ny fahasosorana,
tamy ny andro fakampanahy
tany an efitra,
9 Izay nakan' ny razanareo
fanahy *Ahy* tamy ny nizahany
toetra *Ahy*,
Ary nahita ny asako efa-polo
taona izy.
10 Koa tezitra tamin' izany taranaka
izany Aho
Ka nanao hoe: Ireo dia maniasia
amy ny fony mandrakariva
Ka tsy nahalala ny làlako.
11 Ary araka izany no nianianako
tamy ny fahatezerako
hoe:
Tsy hiditra amy ny fitsahararako
mihitsy izy" (Sal. xcv.
7-11).

12 Tandremo, ry rahalahy, fandrao
hisy aminareo *hanana* fo ratsy tsy
mino ka hiala amin' Andriamanitra
velona; 13 fa mifananara isan-andro,
raha mbola atao hoe Anio; fandrao
hisy aminareo ho tonga mafy fo
noho ny famitahan' ny ota. 14 Fa
efa tonga mpiombona aminy Kristy
isika, raha mihazona mafy ny fian-

[1] *Na:* Satria nijaly ny tenany, raha nalaim-panahy Izy. [2] *Izahao Nom.* xii. 7.

dohan' ny fahatokiantsika hatramy
ny farany; 15 raha atao hoe:

"Anio, raha hihaino ny feony hianareo,
Aza manamafy ny fonareo tahaka ny tamy ny andro fahasosorana" (Sal. xcv. 7, 8).

16 Fa iza moa no nahatezitra
*Azy*, rehefa nandre? Tsy izay rehetra
nentiny Mosesy niala tany Egypta
va? 17 Ary iza no nahatezitra Azy
efa-polo taona? Tsy izay nanota va,
ka dia niampatrampatra tany an-
efitra ny fatiny? 18 Ary iza no
nianianany fa tsy hiditra any amy
ny fitsaharany, afa-tsy izay tsy na-
naiky? 19 Ka dia hitantsika fa
tsy nahazo niditra izy ireo noho ny
tsi-finoany.

IV. Koa na dia mbola misy teny
fikasana fa hiditra any amy ny
fitsaharany aza isika, dia aoka isika
hatahotra, fandrao mba misy eo
aminareo toa tsy mahatratra *izany*.
2 Fa isika koa dia nitoriana filazan-
tsara tahaka ireny hiany; kanefa
ny teny izay efa reny dia tsy naha-
soa azy, satria tsy niharo finoana
tao amin' izay nandre.[1] 3 Fa isika
izay nino no miditra amin' izany
fitsaharana izany, araka ny voala-
zany hoe:

"Toy ny nianianako tamy ny fahatezerako hoe:
Tsy hiditra amy ny fitsaharako mihitsy izy" (Sal. xcv. 11),

na dia vita hatramy ny nanorenana
izao tontolo izao aza ny asa. 4 Fa
nilaza ny andro fahafito Izy eo amy
ny teny anankiray araka izao:
"Ary Andriamanitra nitsahatra
tamy ny asany rehetra tamy ny
andro fahafito" (Gen. ii. 3). 5 Ary
amin' izao koa:

"Tsy hiditra amy ny fitsaharako mihitsy izy" (Sal. xcv. 11).

6 Koa satria mbola hiditra eo
hiany ny sasany, ary izay nitoriana
filazantsara tamy ny voalohany dia
tsy niditra noho ny tsi-finoana, 7
dia mametra andro anankiray indray
Izy, na dia efa ela toy izany aza, mi-
laza ao aminy Davida hoe: "Anio,"
araka ny voalaza teo hoe:

"Anio, raha hihaino ny feony hianareo,
Aza manamafy ny fonareo" (Sal. xcv. 7, 8).

8 Fa raha Josoa no nanome azy
fitsaharana, dia tsy mba ho nilaza
andro hafa Izy tao aorian' izany.
9 Koa dia mbola misy sabata fitsa-
harana ho any ny olon' Andria-
manitra. 10 Fa izay niditra tao
amy ny fitsaharany, dia Izy[2] koa
no nitsahatra tamy ny asany, tahaka
an' Andriamanitra tamy ny Azy.
11 Koa aoka isika hazoto hiditra
amin' izany fitsaharana izany, fan-
drao hisy olona latsaka amy ny tsi-
finoana tahaka izany koa.

12 Fa velona sy mahery ny tenin'
Andriamanitra ka maranitra noho
ny sabatra roa lela ka manindrona
hatramy ny fampisarahana ny aina
sy ny fanahy ary ny tonona sy ny
tsoka ka mahay mamantatra ny
eritreritra sy ny fisainan' ny fo.
13 Ary tsy misy zavatra ary na
inona na inona izay tsy miseho eo
anatrehany; fa ny zavatra rehetra
dia mihanjahanja sy aharihary eo
imason' Izay iafaran' ny ataontsika.

*Fampitahana any Kristy sy ny mpisoronabe.*

14 KOA satria isika manana
Mpisoronabe lehibe, Izay
lasa namaky ny lanitra, dia Jesosy,
Zanak' Andriamanitra, aoka isika
hihazona ilay efa nekentsika. 15
Fa isika tsy manana mpisoronabe
izay tsy mahay miara-mitondra ny
fahalementsika, fa Izay efa nalaim-
panahy tamy ny zavatra rehetra
tahaka *antsika, kanefa* tsy nanana
ota. 16 Koa aoka isika hanatona

---

[1] *Na:* [satria tsy nampiraisin' ny finoana tamin' izay nandre izy]. [2] *Na:* izy.

ny seza fiandrianan' ny fahasoavana
amy ny fahasahiana, mba hahazo-
antsika famindrampo sy hahitan-
tsika fahasoavana ho famonjena
amin' izay andro mahory.[1]

V. Fa ny mpisoronabe rehetra dia
alaina amy ny olona ka tendrena
ho solon' ny olona hanao ny rahara-
han' Andriamanitra, hanatitra fa-
nomezana sy fanatitra hanafaka
ota, 2 dia olona izay mahay miton-
dra mora ny tsy mahalala sy ny
mania, satria ny tenany koa dia
mba hodidinin' ny fahalemena hia-
ny; 3 ary noho izany dia tsy
maintsy hanao fanatitra hanafaka
ota ho any ny tenany koa izy, toy
ny ataony ho any ny olona hiany.
4 Ary tsy misy maka izany vo-
ninahitra izany ho any ny tenany
afa-tsy izay antsoin' Andriamanitra,
tahaka any Arona. 5 Dia toy izany
koa Kristy: tsy Izy no nanandratra
ny tenany ho Mpisoronabe, fa Ilay
nanao taminy hoe:

"Zanako Hianao,
Izaho niteraka Anao andro
any" (Sal. ii. 7);

6 ary toy ny lazainy eo amy ny
teny hafa koa hoe:

"Hianao no Mpisorona man-
drakizay
Araka ny fanaony Melkize-
deka" (Sal. xc. 4).

7 Tamy ny andron' ny nofony,
raha nanao [2] fivavahana sy fangata-
hana nomban' ny fitarainana mafy
sy ny ranomaso be tamin' Izay na-
havonjy Azy tamy ny fahafatesana
Izy sady voahaino noho ny fahata-
horany an' Andriamanitra,[3] 8 dia
nianatra fanarahana tamin' izay fa-
horiana nentiny Izy, na dia Zanaka
aza; 9 ary rehefa natao tanteraka
Izy, dia tonga loharanon' ny famon-
jena mandrakizay ho an' izay re-
hetra manaraka Azy, 10 fa noto-
nonin' Andriamanitra hoe Mpisoro-
nabe araka ny fanaony Melkizedeka.

*Anatra sy fampirisihana hampan-*
*droso tsara ny olona.*

11 NY amin' izany dia manana
teny maro izahay sady sa-
rotra ambara, satria lalodalovana
ny sofinareo. 12 Fa na dia tokony
ho efa mpampianatra aza hianareo
noho ny fahelan' ny andro, dia
mbola mila izay hampianatra ana-
reo ny abidim-pianaran' ny tenin'
Andriamanitra indray; ary efa toy
izay tokony homen-dronono hiana-
reo, fa tsy ventin-kanina. 13 Fa
izay rehetra mivelona amy ny ronono
dia tsy zatra amy ny tenin' ny
fahamarinana, satria mbola zaza-
bodo. 14 Fa ho an' izay efa lehibe [4]
ny ventin-kanina, dia ho an' izay
manana ny saina efa zatra nampia-
saina tsara ka mahay manavaka ny
tsara sy ny ratsy.

VI. Koa aoka hilaozantsika ny abi-
dim-pianarana ny aminy Kristy,
fa aoka handroso ho amy ny tante-
raka isika ka tsy hanao fanorenana
indray, dia fibebahana hahafahana
amy ny asa maty, ary finoana an'
Andriamanitra 2 sy fampianarana
ny amy ny fisasana maro sy ny
fametrahan-tànana sy ny fitsanga-
nan' ny maty ary ny fitsarana man-
drakizay. 3 Ary izany no hataon-
tsika, raha avelan' Andriamanitra.
4 Fa izay efa nohazavaina indray
mandeha sady efa nanandrana ny
fanomezana avy any an-danitra sy
efa nandray ny Fanahy Masina 5
ary efa nanandrana ny teny tsaran'
Andriamanitra sy ny herin' ny fiai-
nana ho avy, 6 nefa nihemotra, dia
tsy azo havaozina indray ho amy
ny fibebahana, satria manombo ny
Zanak' Andriamanitra indray amy
ny hazo fijaliana ka manao Azy ho
fahamenarana.
7 Fa izay tany mifoka ny ranon-
orana milatsaka aminy matetika
ka maniry anana tsara ho any ny

---

[1] *Gr.* tandrifin' izany. [2] *Gr.* nanatitra.
[3] *Na:* voahaino ka afaka tamy ny fahatahorany. [4] *Na:* tanteraka.

olona iasana azy dia mahazo fita-
hiana avy amin' Andriamanitra; 8
fa izay maniry tsilo sy songosongo
kosa dia lavina sady akaikin' ny
ozona, ary ny hiafarany dia ny
hodorana.
9 Nefa, ry malala, na dia miteny
izany aza izahay, dia manantena
zavatra tsara ny aminareo, dia izay
momba ny famonjena. 10 Fa An-
driamanitra tsy mba tsy marina
hanadino ny asanareo sy ny fitia-
vana izay nasehonareo ho vonina-
hitry ny anarany, raha nanompo ny
olona masina hianareo sady mbola
manompo hiany. 11 Ary mbola
irinay hianareo rehetra samy haneho
izany fahazotoana izany mba hahazo
ny fahatokiana be ny amy ny fa-
nantenana hatramy ny farany; 12
mba tsy hiketraka hianareo, fa ha-
nahaka ireo mandova araka ny teny
fikasana amy ny finoana sy ny faha-
retana.
13 Fa Andriamanitra nanao teny
fikasana taminy Abrahama, ary sa-
tria tsy nisy lehibe noho ny tenany
izay azony nianianana, dia nianiana
tamy ny tenany Izy 14 ka nanao
hoe: "Hitahy anao tokoa Aho ary
hahamaro dia hahamaro anao" (Gen.
xxii. 17). 15 Ary araka izany, re-
hefa naharitra tsara Abrahama, dia
nahazo ny teny fikasana.
16 Fa ny olona dia mianiana
amin' izay lehibe noho ny tenany;
ary ny fianianana dia ataony mba
hahamafy ny teny hampitsahatra ny
fifandirana rehetra. 17 Ary amin'
izany, raha Andriamanitra ta-hane-
ho kokoa amy ny mpandova araka
ny teny fikasana ny tsi-fiovan' ny
sitrapony, dia nataony mafy tamy
ny fianianana izany, 18 mba ho za-
vatra roa loha tsy mety miova, izay
tsy hain' Andriamanitra andain-
gana, no hahazoantsika fampirisi-
hana mafy, dia isika izay nandositra
hihazona ny fanantenana napetraka
eo anoloantsika, 19 izay ananan-
tsika ho vatofantsiky ny aina sady
mafy no tsy mihetsika ary miditra
any anatin' ny efitra lamba; 20
tany no nidirany Jesosy ho Mpialoha
antsika, rehefa tonga Mpisoronabe
mandrakizay araka ny fanaony Mel-
kizedeka Izy.

*Fampitahana any Kristy sy Melkizedeka.*

VII. FA io Melkizedeka io, izay
mpanjakany Salema sy
mpisoron' Andriamanitra Avo In-
drindra, ilay nitsena any Abrahama,
rehefa niverina avy nandresy ny
mpanjaka maro izy ka nitso-drano
azy, 2 sady nomeny Abrahama ny
ampahafolon' ny zavatra rehetra
aza (voalohany, raha adika ny ana-
rany, dia Mpanjakan' ny fahamari-
nana, dia vao Mpanjakany Salema
koa, izany hoe: Mpanjakan' ny
fiadanana; 3 tsy manan-dray, tsy
manan-dreny, tsy manana tantaram-
pirazanana, tsy manana voalohan'
andro na faran' ny fiainana, fa natao
tahaka ny Zanak' Andriamanitra),
—izy dia mitoetra ho mpisorona
mandrakariva.
4 Ary hevero ny halehiben' io
lehilahy io, izay nomeny Abrahama
patriarka ny ampahafolon' izay tsara
tamy ny zavatra nobaboina. 5 Ary
izay avy tamy ny taranaky Levy ka
mandray ny fisoronana no mahazo
teny haka ny fahafolon-karena amy
ny olona araka ny lalàna, dia amy
ny rahalahiny izany, na dia teraky
ny kibony Abrahama aza ireny; 6
nefa izay tsy isan' ny firazanan' ireo
akory no nandray ny fahafolon-ka-
rena taminy Abrahama sy nitso-
drano ilay nanana ny teny fikasana.
7 Ary tsy azo lavina akory anefa
fa ny kely no mahazo tso-drano amy
ny lehibe noho ny tenany. 8 Ary
etỳ dia izay olona mety maty no
mandray ny fahafolon-karena, fa
any kosa dia izay nambara fa ve-
lona. 9 Ary toa azo lazaina fa
Levy aza, izay mandray ny faha-
folon-karena, dia mba nandoa ny
fahafolon-karena koa tao anatiny
Abrahama, 10 satria mbola tao an-

kibon-drainy hiany izy tamy ny
nitsenany Melkizedeka any Abra-
hama.
11 Koa raha nisy fanatantera-
hana tamy ny fisoronany Levy (fa
tamin' izany no nahazoan' ny olona
ny lalàna), ahoana no mbola ilana
mpisorona hafa hiseho araka ny
fanaony Melkizedeka hiany, izay
tsy hotononina ho araka ny fanaony
Arona? 12 Fa raha ovana ny fiso-
ronana, dia tsy maintsy ovana koa
ny lalàna. 13 Fa Izay nolazaina
amin' izany teny izany dia avy tamy
ny firenena hafa, izay tsy nisy olona
manompo eo amy ny alitara. 14
Fa hita marimarina fa avy tamy ny
Joda no nisehoan' ny Tompontsika,
ary izany firenena izany dia tsy nisy
nolazainy Mosesy akory ny amin'
izay ho mpisorona. 15 Ary hita
marimarina kokoa indray izany,
raha misy Mpisorona hafa miseho
ka tahaka any Melkizedeka, 16 izay
natao tsy araka ny lalàn' izay didy
momba ny nofo, fa araka ny herin'
ny fiainana tsy manam-pahatape-
rana. 17 Fa Izy dia nambara hoe:

"Hianao no Mpisorona man-
drakizay
Araka ny fanaony Melkize-
deka." (Sal. cx. 4.)

18 Fa misy fahafoanana ny didy
nialoha noho ny halemeny sy ny
tsi-fanasoavany (19 fa ny lalàna dia
tsy nahatanteraka na inona na
inona), ary misy kosa fampidirana
ny fanantenana tsaratsara kokoa,
izay anatonantsika an' Andriama-
nitra.
20 Ary tahaka any Melkizedeka
tsy *natao mpisorona* raha tsy tamy
ny fianianana 21—fa ireny kosa dia
natao mpisorona tsy tamy ny fia-
nianana, fa Ity tamy ny fianianana
nataon' Ilay nilaza taminy hoe:

"Efa nianiana Jehovah ka tsy
hanenina:
Hianao no Mpisorona man-
drakizay" (Sal. cx. 4)—

22 dia tahaka izany koa no nanao-
vana any Jesosy ho Mpiantoka ny
fanekena tsara lavitra.
23 Fa natao maro ireny mpiso-
rona ireny, satria tsy navelan' ny
fahafatesana haharitra izy; 24 fa
Izy kosa dia manana fisoronana tsy
dimbasana, satria maharitra man-
drakizay Izy; 25 koa amin' izany
dia mahavonjy tokoa[1] izay mana-
tona an' Andriamanitra amy ny
alalany Izy, satria velona mandra-
kizay hanao fifonana ho azy.
26 Fa mpisoronabe tahaka izao
no miendrika ho antsika: dia Izay
masina, tsy misy tsiny, tsy misy
loto, voasaraka amy ny mpanota ka
natao avo noho ny lanitra, 27 Izay
tsy mila hanatitra fanatitra isan-
andro tahaka ny ataon' ireny mpiso-
ronabe ireny, voalohany noho ny
otan' ny tenany, dia vao noho ny
any ny olona kosa; fa izany dia
nataony indray mandeha hiany, raha
nanatitra ny tenany Izy. 28 Fa
ny lalàna dia manendry olona izay
manana fahalemena ho mpisoronabe;
fa ny tenin' ny fianianana kosa, izay
tato aorian' ny lalàna, dia manendry
ny Zanaka, Izay notanterahina ho
mandrakizay.

*Fampitahana ny fanompoam-pivava-
hana tao amy ny tabernakely araka
ny lalàny Mosesy sy ny any an-
danitra.*

VIII. ARY amin' izany zavatra
lazainay izany dia izao
no fotony: Manana Mpisoronabe
toy izany isika, dia Ilay efa mipe-
traka eo amy ny ankavanan' ny seza
fiandrianan' ny Avo Indrindra any
an-danitra, 2 mpanao fanompoam-
pivavahana ao amy ny fitoerana ma-
sina sy ny tena tabernakely, izay
naorin' ny Tompo, fa tsy olona.
3 Fa ny mpisoronabe rehetra dia
tendrena hanatitra fanomezana sy
fanatitra; ary amin' izany dia tsy
maintsy mba manan-katerina koa

[1] *Na:* hatramy ny farany.

Izy. 4 Koa raha etỳ ambonin' ny
tany, dia tsy mba ho mpisorona
akory Izy, satria misy rahateo ireo
manatitra ny fanomezana araka ny
lalàna, 5 dia ireo manao fanompoam-
pivavahana amin' izay endrika sy
aloky ny zavatra any an-danitra,
tahaka ny natoron' Andriamanitra
any Mosesy, rehefa hanao ny taber-
nakely izy ; fa hoy Izy : "Tandremo
mba hataonao araka ny endrika izay
naseho taminao tao an-tendrombo-
hitra ny zavatra rehetra" (Eks. xxv.
40). 6 Fa ankehitriny efa ma-
hazo fanompoam-pivavahana tsara
noho ny an' ireny Izy, dia araka ny
nanaovana Azy ho Mpanalalana amy
ny fanekena tsara lavitra, izay na-
tao tamy ny teny fikasana tsara
lavitra.

7 Fa raha tsy nanan-tsiny izany
fanekena voalohany izany, dia tsy
mba nisy fitoerana hotadiavina ho
any ny faharoa. 8 Fa manome
tsiny ny olona Izy manao hoe :

"Indro, avy ny andro, hoy Jehovah,
Izay hanaovako fanekena vaovao amy ny taranaky Isiraely sy ny taranaky Joda,
9 Nefa tsy araka ny fanekena nataoko tamy ny razany
Tamy ny andro nitantanako azy nitondra azy nivoaka avy tany amy ny tany Egypta ;
Fa izy ireny tsy nitoetra tamy ny fanekeko,
Ary Izaho kosa dia tsy nitandrina azy, hoy Jehovah.
10 Fa izao no fanekena hataoko amy ny taranaky Isiraely,
Rehefa afaka izany andro izany, hoy Jehovah :
Dia hataoko ao an-tsainy ny lalàko
Sady hosoratako ao am-pony,
Ary Izaho ho Andriamaniny, ary izy ho oloko ;
11 Ary samy tsy hampianatra ny namany sy ny rahalahiny avy izy,
Na hanao hoe : Mahalalà any Jehovah ;
Fa samy hahalala Ahy avokoa izy rehetra
Hatramy ny kely indrindra ka hatramy ny lehibe indrindra ;
12 Fa hamindra fo amy ny tsifahamarinany Aho,
Ary tsy hotsarovako intsony ny fahotany" (Jer. xxxi. 31-34).

13 Amy ny anaovany hoe 'vao-
vao' dia nataony fa efa ela ny voa-
lohany. Fa izay tratra ela sy miha-
hantitra dia efa madiva ho levona.

IX. Koa na dia ny *fanekena* voalo-
hany aza dia nisy fitsipika ny
amy ny fanompoam-pivavahana, ary
nisy ny fitoerany masina momba ny
etỳ an-tany. 2 Fa nisy tabernakely
voavoatra : ny *efitra* voalohany, ilay
atao hoe 'ny fitoerana masina,' izay
nisy ny fanaovan-jiro sy ny lataba-
tra ary ny mofo aseho. 3 Ary ao
anatin' ny efitra lamba faharoa no
nisy ny tabernakely izay atao hoe
'ny fitoerana masina indrindra,' 4
izay nisy lovia[1] volamena fando-
roana ditin-kazo manitra sy ny fia-
ran' ny fanekena, izay voapetaka
takela-bolamena avokoa ; ary tao
anatin' io no nisy ny vilany vola-
mena, izay nitoeran' ny mana, sy ny
tehiny Arona, izay nitsimoka, ary
ny vato fisaky ny fanekena ; 5 ary
teo ambonin' io koa ny kerobima
nisy ny voninahitra, izay nanaloka
ny rakotra fanaovam-panavotana,—
tsy azonay lazaina tsirairay ireo an-
kehitriny.

6 Ary rehefa voavoatra toy izany
ireo zavatra ireo, dia miditra man-
drakariva eo amy ny tabernakely
voalohany ny mpisorona hanefa ny
fanompoam-pivavahana. 7 Fa ny
faharoa kosa no idiran' ny mpisoro-
nabe irery hiany indray mandeha

[1] *Na:* alitara.

isan-taona; ary izy aza dia tsy mi-
ditra, raha tsy mitondra ra, izay
ateriny noho ny amy ny tenany sy
ny fahadisoana nataon' ny olona
amy ny tsi-fahalalana; 8 koa izany
no anambaran' ny Fanahy Masina
fa tsy mbola voaseho ny làlana man-
kany amy ny fitoerana masina *in-
drindra*, raha mbola ao hiany ny ta-
bernakely voalohany; 9 fanoharana
izany amin' izao andro ankehitriny
izao, ary araka izany no anaterana
fanomezana sy fanatitra, izay tsy
mahatanteraka ny mpivavaka ny
amy ny fieritreretana 10 (fa naman'
ny zavatra hohanina sy ny zavatra
hosotroina sy ny fanasana samihafa),
dia fitsipika araka ny nofo, voaten-
dry hatao mandra-pihavin' ny andro
fanovana.

11 Fa Kristy kosa, rehefa tonga
ho Mpisoronabe ny amy ny zavatra
tsara ho avy, dia namaky teo amy
ny tabernakely lehibe lavitra sady
tsara lavitra, izay tsy nataon-tà-
nana, izany hoe, tsy isan' izao za-
vatra ary izao, 12 ary tsy mba
nitondra ran' osilahy sy ran-janak'
omby Izy, fa ny ran' ny tenany, dia
niditra indray mandeha ho any amy
ny fitoerana masina ka nahazo fana-
votana mandrakizay. 13 Fa raha
ny ran' osilahy sy ny ran' ombilahy
ary ny lavenom-bantotr' ombivavy
afafy amin' izay voaloto no mana-
masina hatramy ny fanadiovana ny
nofo, 14 mainka fa ny rany Kristy,
Izay nanatitra ny tenany tsy manan-
tsiny ho an' Andriamanitra, tamy
ny alalan' ny Fanahy mandrakizay,
no hahadio ny fieritreretanareo ho
afaka amy ny asa maty mba ha-
nompoanareo an' Andriamanitra
velona.

15 Ary noho izany dia Mpana-
lalana amin' izay fanekena vaovao
Izy, rehefa niaritra fahafatesana ho
fanavotana amy ny fahotana natao
tamy ny fanekena voalohany, mba
hahazoan' izay voantso ny teny fika-
sana, dia ny lova mandrakizay. 16
Fa raha misy didim-pananana,[1] dia
teny foana izany, raha tsy efa maty
ilay nanao azy. 17 Fa mafy ny
didim-pananana,[1] rehefa tonga ny
fahafatesana; fa tsy mafy akory
izany, raha mbola velona ilay nanao
azy. 18 Koa na dia ny *fanekena*
voalohany aza dia tsy nohamasinina
raha tsy nisy ra. 19 Fa rehefa voa-
lazany Mosesy tamy ny vahoaka re-
hetra ny didy rehetra araka ny la-
làna, dia nalainy ny ran-janak' om-
by sy ny ran' osilahy mbamy ny
rano sy ny volon' ondry jaky sy ny
hysopa ka nafafiny tamy ny boky
sy ny vahoaka rehetra; 20 dia hoy
izy: Ity no ran' ny fanekena izay
nandidian' Andriamanitra anareo
(Eks. xxiv. 8). 21 Ary ny taber-
nakely sy ny fanaka rehetra enti-
manao fanompoam-pivavahana dia
nofafazany ra toy izany koa. 22
Ary saiky diovina amy ny ra avokoa
ny zavatra rehetra araka ny lalàna;
fa raha tsy misy ra alatsaka, dia tsy
misy famelan-keloka.

23 Koa dia tsy maintsy nodio-
vina tamin' ireny ny tandindon' ny
zavatra any an-danitra, fa ny tenan'
ny zavatra any an-danitra kosa dia
tamin' izay fanatitra tsara noho
ireny. 24 Fa Kristy tsy mba nidi-
tra tao amin' izay fitoerana masina
nataon-tànana, izay tandindon' ny
tena fitoerana masina, fa ho any an-
danitra tokoa, mba hiseho eo anatre-
han' Andriamanitra ankehitriny ho
antsika; 25 ary tsy *niditra Izy* mba
hanatitra ny tenany matetika, ta-
haka ny mpisoronabe miditra ao
amy ny fitoerana masina isan-taona
mitondra ny ran' ny zavatra hafa;
26 fa raha izany, dia tsy maintsy
ho nijaly matetika Izy hatrizay na-
naovana izao tontolo izao; fa anke-
hitriny dia efa naseho indray man-
deha tamin' izao andro farany izao
Izy mba hanafaka ny ota tamy ny
nanaterany ny tenany. 27 Ary

[1] *Na:* fanekena.

tahaka ny nanendrena ny olona ny
ho faty indray mandeha, ary rehefa
afaka izany, dia hisy fitsarana, 28
dia tahaka izany koa Kristy, rehefa
natolotra indray mandeha hitondra
ny otan' ny maro, dia hiseho fanin-
droany, tsy amin' ota, amin' izay
miandry Azy, ho famonjena.

X. Fa ny lalàna, izay misy aloky ny
zava-tsoa ho avy, *fa* tsy ny tena
endrik' izany zavatra izany, dia tsy
mba mahatanteraka ny olona mana-
tona amin' izay fanatitra ateriny
mandrakariva isan-taona. 2 Raha
izany, dia tsy ho nitsahatra va ny
nanaterany ireo, satria rehefa nodio-
vina indray mandeha ny mpivavaka,
dia tsy ho nasian' ny fieritreretany
ny amy ny ota intsony izy? 3 Fa
amin' ireo dia misy fahatsiarovana
ny ota isan-taona. 4 Fa tsy mahai-
sotra ny ota ny ran' ombilahy sy ny
ran' osilahy.

5 Koa nony niditra tamin' izao
fiainana izao Izy, dia nanao hoe:

" Ny fanatitra alatsa-dra sy
ny fanatitra hohanina tsy
mba nilainao,
Fa tena no namboarinao ho
Ahy;
6 Ny fanatitra odorana sy ny
fanatitra noho ny ota tsy
sitrakao;
7 Dia hoy Izaho: Inty Aho
tonga—
Ao amy ny horonam-boky no
nanoratana Ahy—
Hanao ny sitraponao, Andria-
manitra ô" (Sal. xl. 7-9).

8 Rehefa nolazainy teo hoe: " Ny
fanatitra alatsa-dra sy ny fanatitra
hohanina sy ny fanatitra odorana
ary ny fanatitra noho ny ota" (dia
ireny aterina araka ny lalàna) " no
tsy ilainao ary tsy sitrakao," 9 dia
hoy indray Izy: " Inty Aho tonga
hanao ny sitraponao." Manaisotra
ny voalohany Izy mba hampitoe-
rany ny faharoa. 10 Amin' izany
sitrapo izany no nanamasinana an-
tsika tamy ny nanaterana ny tenany
Jesosy Kristy indray mandeha.

11 Ary ny mpisorona rehetra dia
mitsangana isan-andro manao fanom-
poam-pivavahana sy manatitra ireny
fanatitra ireny hiany matetika, izay
tsy mahaisotra ny ota; 12 fa Izy
kosa, rehefa nanao fanatitra iray
monja ho mandrakizay noho ny ota,
dia efa mipetraka [1] eo an-tànana an-
kavanan' Andriamanitra, 13 ka ha-
tramin' izao dia miandry Izy mandra-
panaony ny fahavalony ho fitoeran-
tongony. 14 Fa ny fanatitra iray
hiany no efa nahatanterahany ho
mandrakizay izay olona hamasinina.
15 Ary ny Fanahy Masina koa ma-
nambara izany amintsika; fa rehefa
voalazany hoe:

16 " Izao no fanekena hataoko
aminy,
Rehefa afaka izany andro iza-
ny, hoy Jehovah:
Hataoko ao am-pony ny la-
làko,
Sady hosoratako ao an-tsainy,"
17 dia *hoy koa Izy:*
" Ny fahotany sy ny helony
tsy hotsarovako intsony"
(Jer. xxxi. 33, 34).

18 Ary rehefa misy famelana ireo,
dia tsy misy fanatitra noho ny ota
intsony.

*Teny fampirisihana sy fananarana
ho an' izay nihamalaina ka nila
hihemotra.*

19 KOA amin' izany, ry rahalahy,
satria manana fahatokiana
hiditra ao amy ny fitoerana masina
isika noho ny rany Jesosy, 20 amin'
izay làlana natokany ho antsika, dia
làlana vaovao sady velona, namaky
teo amy ny efitra lamba, dia ny no-
fony, 21 *sady manana* Mpisorona
lehibe mitandrina ny tranon' An-
driamanitra, 22 dia aoka isika hana-
tona amy ny fo marina sy amy ny
fahatokiana be avy amy ny finoana,
manana fo voadio [2] ho afaka amy

[1] *Na:* noho ny ota, dia efa mipetraka mandrakizay.

[2] *Gr.* voafafy.

ny fieritreretana ratsy sy tena voa-
sasa tamy ny rano madio; 23 aoka
hohazonintsika mafy ny fanekena
ny fanantenana mba tsy hihozongo-
zonany (fa mahatoky Ilay efa nanao
ny teny fikasana); 24 ary aoka isi-
ka hifampandinika hampandroso ny
fitiavana sy ny asa tsara; 25 aza
mahafoy ny fiarahantsika miangona,
tahaka ny fanaon' ny sasany, fa
mifananara kosa, mainka satria hi-
tanareo fa mihantomotra ny andro.

26 Fa raha minia manota isika,
rehefa nahazo ny fahalalana tsara
ny marina, dia tsy misy fanatitra
noho ny ota intsony, 27 fa fiandra-
sana mahatahotra amy ny fitsarana
ary fahatezerana mirehitra izay han-
dany ny fahavalo rehetra kosa. 28
Izay manohitra ny lalàny Mosesy
dia maty amy ny tenin' ny vavo-
lombelona roa na telo ka tsy asiana
famindrampo; 29 manao ahoana
kosa ary no hamafin' ny fampijaliana
ataonareo tokony hihatra amin' izay
nanitsaka ny Zanak' Andriamanitra
ka nanao ny ran' ny fanekena izay
nanamasinana azy ho zavatra tsy
masina sady naniratsira ny fanahin'
ny fahasoavana? 30 Fa fantatsika
Izay nanao hoe: "Ahy ny fama-
liana; Izaho no hamaly;" ary koa:
"Jehovah hitsara ny olony" (Deo.
xxxii. 35, 36). 31 Zavatra maha-
tahotra ny ho azon' ny tànan' An-
driamanitra velona.

32 Fa tsarovy ny andro fahiny
izay naharetanareo ny ady mafy
tamy ny fahoriana, rehefa nohaza-
vaina hianareo: 33 indraindray
raha natao ho fizaha noho ny fana-
ratsiana sy ny fampahoriana hiana-
reo, ary indraindray koa raha tonga
naman' izay azon' izany. 34 Fa
sady niara-niaritra tamin' izay nifa-
totra hianareo no nifaly raha noro-
baina ny fanananareo, satria fanta-
trareo fa hianareo dia manana fana-
nana tsara lavitra sady maharitra.[1]

35 Koa aza manary ny fahasa-
hianareo izay misy valiny lehibe.
36 Fa tokony hanana faharetana
hianareo mba hahazoanareo izay
lazain' ny teny fikasana, rehefa vita-
nareo ny sitrapon' Andriamanitra.

37 Fa "rehefa afaka kelikely,
Dia ho tonga Ilay ho avy, fa
tsy hitaredretra."
38 Ary "ny oloko marina[2] dia
ho velon' ny finoana;
Fa raha mihemotra izy, dia tsy
sitraky ny fanahiko" (Hab.
ii. 3, 4).

39 Fa isika tsy mba naman' izay
mihemotra ho amy ny fahaverezana,
fa naman' izay mino ho amy ny fa-
monjena ny fanahy.

*Filazan-tantara mampiseho ny herin'
ny finoana sy ny valiny.*

XI. ARY ny finoana no fahato-
kiana ny amy ny zavatra
antenaina, fanehoana ny zavatra tsy
hita.

2 Fa izany no nahatsara laza ny
ntaolo.

3 Finoana no ahafantarantsika fa
ny tenin' Andriamanitra no nanao-
vana izao tontolo izao, ka dia tsy
izay zavatra miseho no nanaovana
izao zavatra hita izao.

4 Finoana no nanaterany Abela
ho an' Andriamanitra fanatitra tsara
noho ny any Kaina, ka izany no
nanambarana azy fa marina, satria
Andriamanitra no nanambara ny
amy ny fanatitra nataony; ary
amin' izany, na dia maty aza izy,
dia mbola miteny hiany.

5 Finoana no namindrana any
Enoka tsy hiharan' ny fahafatesana;
ka dia tsy hita izy, satria nafindran'
Andriamanitra; fa talohan' ny na-
mindrana azy dia nambara fa nan-
kasitrahan' Andriamanitra izy. 6
Fa raha tsy amy ny finoana, dia tsy
misy azo atao hahazoana sitraka
aminy; fa izay manatona an' An-

---

[1] *Na:* fa hianareo dia manana ny tenanareo ho fananana tsara lavitra sady maharitra.
[2] *Na:* [ny marina].

driamanitra dia tsy maintsy mino fa
misy Izy sady Mpamaly soa izay
mazoto mitady Azy.
7 Finoana no nanamboarany Noa
sambo-fiara hamonjena ny ankoho-
nany, fa natahotra izy, rehefa noto-
roan' Andriamanitra hevitra ny amy
ny zavatra tsy mbola hita; koa iza-
ny no nanamelohany izao tontolo
izao sy nahatongavany ho mpandova
ny fahamarinana araka ny finoana.
8 Finoana no nanekeny Abra-
hama, rehefa nantsoina, hiainga han-
kany amin' izay tany ho azony ho
lova; ka dia niainga izy, nefa tsy
fantany izay halehany. 9 Finoana
no nivahiniany tany amy ny tany
nolazain' ny teny fikasana, toy ny
any an-tanin' olona, mitoetra an-
day, mbaminy Isaka sy Jakoba,
mpiara-mandova izany teny fikasana
izany aminy; 10 fa nanantena ha-
hazo ny tanàna misy fanorenana izy,
Andriamanitra no Tompo-marika sy
Mpanao izany.
11 Ary na Saraha aza, dia finoa-
na koa no nandraisany hery hanan-
anaka, rehefa nitsaha-jaza izy, satria
nataony fa mahatoky Ilay efa na-
nome ny teny fikasana. 12 Koa
dia avy tamy ny anankiray, izay
efa toy ny maty, no nihavian' ny
maro toy ny kintana eny amy ny
lanitra sy toy ny fasika eny amoron-
dranomasina, izay tsy hita isa.
13 Ireo rehetra ireo dia maty
tamy ny finoana, kanefa tsy mbola
nahazo ny teny fikasana; fa naha-
tazana azy eny lavitra eny izy ka
ravoravo niarahaba azy, dia nanaiky
fa vahiny sy mpivahiny tetỳ ambo-
nin' ny tany izy. 14 Fa izay mi-
laza izany zavatra izany dia maneho
marimarina fa mitady izay ho tani-
ny izy. 15 Ary raha tàhiny naha-
tsiaro ny tany nialany izy, dia ho
nahita andro hiverenany. 16 Fa
amin' izany ny tsara lavitra no iri-
ny, dia ny any an-danitra; ary noho
izany Andriamanitra dia tsy mena-
tra hatao hoe Andriamaniny, satria
efa nanamboatra tanàna ho an' ireo
Izy.
17 Finoana no nanaterany Abra-
hama any Isaka, raha nizahan-toetra
izy; eny, ny zanani-lahy tokana no
naterin' ilay efa nandray tsara ny
teny fikasana, 18 dia ilay nilazana
hoe: "Avy aminy Isaka no han-
tsoina izay taranaka ho anao" (Gen.
xxi. 12). 19 Fa nihevitra izy fa
Andriamanitra dia mahay mananga-
na ny maty aza; ary hoatra ny avy
tamin' izany no nandraisany azy.
20 Finoana no nitsofany Isaka
rano any Jakoba sy Esao ny amy
ny zavatra ho avy.
21 Finoana no nitsofany Jakoba
rano ny zanaky Josefa roa lahy, re-
hefa ho faty izy, ka nivavaka izy,
niankina tamy ny lohan' ny tehiny.
22 Finoana no nilazany Josefa
ny fialan' ny Zanak' Isiraely, rehefa
ho faty izy, sy nanafarany ny amy
ny taolany.
23 Finoana no nanafenan' ny ray
aman-dreniny Mosesy azy telo vo-
lana, raha vao teraka izy, satria hi-
tany fa zaza tsara izy, ary tsy nata-
horany ny didin' ny mpanjaka.
24 Finoana no nandavany Mo-
sesy tsy hatao hoe zanaky ny zana-
kavaviny Farao, rehefa lehibe izy,—
25 nifidy mantsy hiara-mitondra fa-
horiana amy ny olon' Andriamani-
tra toy izay hanana fifaliana veti-
vety amy ny fahotana, 26 nanao ny
fanaratsiana any Kristy ho harena
be lavitra noho ny zava-tsoany
Egypta, satria nijery ny famalian-
tsoa izy.
27 Finoana no nandaovany any
Egypta, ka tsy natahorany ny fa-
hatezeran' ny mpanjaka; fa naha-
ritra toy ny mahita Izay tsy hita
izy.
28 Finoana no nitandremany [1] ny
Paska sy ny famafazana ny ra, fan-
drao hahatratra ny azy ilay nan-
dringana ny lahimatoa.

---

[1] *Na:* nanendreny.

29 Finoana no nitana ny Rano-
masina Mena toy ny mandia tany
maina, izay mba nandraman' ny
Egyptiana, ka dia voatelina izy.
30 Finoana no nampirodana ny
màndany Jeriko, rehefa nohodidinina
hafitoana.
31 Finoana no tsy nahafaty an-
dRahaba janga niaraka tamy ny tsy
nino, satria nandray ny mpisafo-tany
tamy ny fihavanana izy.
32 Ary inona koa no holazaiko?
Fa ho lany ny andro, raha milaza
any Gideona sy Baraka sy Samsona
ary Jefta aho, Davida koa sy Samo-
ela ary ny mpaminany, 33 izay nan-
dresy fanjakana tamy ny finoana,
niasa fahamarinana, nahazo teny
fikasana, nanakombona ny vavan'
ny liona, 34 namono ny fidedadedan'
afo, afaka tamy ny lelan-tsabatra,
raha nalemy dia nampahatanjahina,
tonga nahery tamy ny ady, dia nam-
pandositra ny miaramilan' ny fire-
nena hafa. 35 Ny vehivavy nan-
dray ny azy efa maty, fa natsanga-
na ho velona indray; ary ny sasany
nampijalijalina ho faty, nefa tsy
nety nanao izay hahafahany, mba
hahazoany fitsanganana tsara lavi-
tra; 36 ary ny sasany niaritra fane-
soana sy kapoka mafy ary fatorana
sy trano-maizina koa; 37 notoraham-
bato izy, notsofana, nalaim-panahy,
novonoina tamy ny sabatra, dia
nirenireny nitafy hoditr' ondry sy
hoditr' osy; efa lao, ory, fadirano-
vana 38 (nefa izao tontolo izao tsy
miendrika ho nitoerany akory); dia
nirenireny tany an-efitra sy tany an-
tendrombohitra sy tany an-johy ary
tao an-dava-tany izy.
39 Ary ireo rehetra ireo, na dia
efa nahazo laza tsara noho ny fino-
ana aza, dia tsy mba nandray ny
teny fikasana; 40 fa Andriamani-
tra efa namboatra izay tsara lavitra
ho antsika, mba tsy hatao tanteraka
ireo, raha tsy efa mby eo koa isika.

*Fananarana hampahatanjaka ny sain' ny malemy finoana sy hampaharitra azy.*

XII. KOA amin' izany, satria
misy vavolombelona ma-
ro be toy izany manodidina an-
tsika toy ny rahona, dia aoka isika
koa hanaisotra izay rehetra mitam-
besatra amintsika mbamy ny ota
izay malaky mahazo antsika, ary
aoka isika hihazakazaka amy ny fa-
haretana amin' izao fihazakazahana
filokana napetraka eo anoloantsika
izao, 2 mijery any Jesosy, Tompon'
ny finoantsika sy Mpanefa azy, Izay
naharitra ny hazo fijaliana, fa tsy
nitandro henatra, mba hahazoany
ny fifaliana napetraka teo anoloany,
ka dia efa mipetraka eo amy ny an-
kavanan' ny seza fiandrianan' An-
driamanitra Izy. 3 Fa hevero tsara
Ilay naharitra ny fanoherana nataon'
ny mpanota taminy,[1] fandrao ho ke-
traka hianareo, ka ho reraka ny fa-
nahinareo.
4 Hianareo tsy mbola nanohitra
niady tamy ny ota hatramy ny faha-
latsahan-dra. 5 Ary hadinonareo
ny fananarana izay milaza aminareo
toy ny amy ny zanaka hoe:

"Anaka, aza atao ho zavatra kely ny famaizana ataony Jehovah,
Ary aza reraka, raha resi-lahatry ny anatra ataony hianao;
6 Fa izay tiany Jehovah no faizany,
Ary izay zanaka rehetra raisiny no kapohiny" (Oha. iii. 11, 12).

7 Famaizana no anton' ny iareta-
nareo; Andriamanitra mitondra
anareo tahaka ny zanaka; fa aiza
moa izay zanaka tsy faizan-drainy?
8 Fa raha tsy faizana tahaka ny
itondrana azy rehetra hianareo, dia
zazasary, fa tsy zanaka. 9 Ary koa,
isika dia nanana ny rain' ny nofon-

[1] *Na:* ireo mpanota nanimba tena.

tsika ho mpanafay antsika ka efa
nanaja azy; tsy mainka va ny hane-
kentsika ny Rain' ny fanahy, ka ho
velona isika? 10 Fa ireny dia nanao
izay hahafay *antsika* tamy ny andro
vitsy araka izay sitrapony, fa Izy
kosa dia ny hahasoa, mba handrai-
santsika ny fahamasinany. 11 Fa
ny famaizana rehetra dia tsy mba
atao ho mahafaly andro anaovana,
fa mampahory; fa rehefa afaka
izany, dia vao mitondra ny vokatry
ny fahamarinana hiadanana ho an'
izay nanaovana azy izy.

12 Koa hatanjaho [1] ny tànana
miraviravy sy ny lohalika malemy;
13 ary manaova làla-mahitsy hale-
han' ny tongotrareo, mba tsy ham-
pipitsoka ny tongotry ny man-
dringa, fa ny mba hahasitrana azy
kosa.

14 Miezaha mitady fihavanana
amy ny olona rehetra ary fahamasi-
nana; fa izay tsy manam-pahamasi-
nana dia tsy hahita ny Tompo. 15
Ary mitandrema tsara, fandrao hisy
hiala amy ny fahasoavan' Andria-
manitra; fandrao hisy faka man-
gidy mitsimoka hampikorontana, ka
ho voaloto ny maro; 16 fandrao
hisy mpijangajanga na olona tsy
manaja ny masina, dia tahaka any
Esao, izay nivarotra ny fizokiany
hahazoany hanina indraim-bava. 17
Fa fantatrareo fa rehefa afaka
izany, raha ta-handova ny fitahiana
izy, dia nolavina; fa tsy nahita izay
hibebahana izy, na dia nitady fatra-
tra tamy ny ranomaso aza.

*Ny halehiben' ny fahasoavana azo amy ny fanekena vaovao, sy ny halehiben' ny helok' izay mandà izany.*

18 FA hianareo tsy mby eo amin'
izay *tendrombohitra* azo tsa-
paina sady mirehitra afo, dia eo amy
ny fahamaintisana sy ny aizina sy
ny tafio-drivotra 19 sy ny fanenon'
ny trompetra ary ny feon' ny teny,
ka izay nandre izany dia nangataka
mba tsy hasian-teny intsony izy;
20 fa tsy tohany ilay nandidiana
hoe: "Ary raha misy biby aza mika-
sika ny tendrombohitra, dia hotora-
ham-bato izany" (Eks. xix. 12, 13);
21 ary satria loza indrindra ny fahi-
tana, dia hoy Mosesy: "Matahotra
loatra sy mangovitra indrindra aho"
(Deo. ix. 19). 22 Fa hianareo kosa
efa mby eo an-tendrombohitra Ziona,
tanànan' Andriamanitra velona, dia
Jerosalema any an-danitra, ary ho
ao amy ny anjely tsy omby alina-
lina, 23 amy ny fihaonana fifaliana [2]
sy ny fiangonan' [3] ny lahimatoa voa-
soratra any an-danitra, sy amin'
Andriamanitra, Mpitsara ny olona
rehetra, ary amy ny fanahin' ny
olona marina izay efa natao tante-
raka, 24 sy aminy Jesosy, Mpana-
lalana amy ny fanekena vaovao,
ary amy ny ra famafazana, izay
miteny tsara lavitra noho *ny any*
Abela.

25 Tandremo mba tsy holavinareo
Izay miteny. Fa raha izy ireo tsy
afa-nandositra tamy ny nandavany
ilay nilaza ny tenin' Andriamanitra
taminy tetỳ ambonin' ny tany,
mainka fa isika, raha mihodina
miala amin' Ilay avy any an-danitra,
26 Izay nampihorohoro ny tany
fahiny tamy ny feony; fa ankehi-
triny Izy efa nanao teny fikasana
hoe: "Indray maka koa tsy ny
tany hiany no hampihorohoroiko, fa
ny lanitra koa" (Hag. ii. 6). 27
Ary ny hoe 'indray maka koa' dia
manambara ny hanovana izay zava-
tra ampihorohoroina, toy ny zavatra
natao, mba hijanonan' izay zavatra
tsy ampihorohoroina. 28 Koa satria
mandray fanjakana tsy azo ampiho-
rohoroina isika, dia aoka isika ha-
nana fahasoavana [4] ho entintsika
manao izay fanompoana sitrak' An-
driamanitra amy ny fanajana sy ny

---

[1] *Na:* ahitsio. [2] *Na:* ho ao amin' ireo tsy omby alinalina, dia ny fivorian' ny anjely. [3] *Gr.* eklesia. [4] *Na:* hanana fanahy misaotra.

fahatahorana; 29 fa Andriamanitsika dia afo mandevona (Deo. iv. 24).

*Anatra sy fanaovam-beloma.*

XIII. AOKA haharitra ny fitiavana ny rahalahy. 2
Aza manadino ny fampiantranoambahiny; fa tamin' izany dia nampiantrano anjely ny sasany, nefa tsy fantany.

3 Tsarovy izay mifatotra, ho toy ny miara-mifatotra aminy hianareo, ary izay ampahorina, satria mbola eo amy ny tena koa hianareo.

4 Aoka hanan-kaja amy ny olona rehetra ny fanambadiana, ary aoka tsy ho voaloto ny fandriana; fa ny mpijangajanga sy ny mpaka vadin' olona dia hohelohin' Andriamanitra.

5 Aoka tsy ho amy ny fitiavambola ny toe-tsainareo, fa mianina amin' izay anananareo; fa hoy Izy: "Izaho tsy handao anao mihitsy na hahafoy anao akory" (Jos. i. 5). 6
Ka dia sahy manao hoe isika:

"Jehovah no Mpamonjy ahy,
ka tsy hatahotra aho;
Inona no azon' ny olona atao
amiko?" (Sal. cxviii. 6.)

7 Tsarovy ny mpitondra anareo, izay efa nitory ny tenin' Andriamanitra taminareo; hevero ny niafaran' ny fiainany, ka araho ny
finoany. 8 Jesosy Kristy no tsy
miova omaly sy anio ary mandrakizay. 9 Aza mety havilin' izay
fampianarana maro hafahafa hianareo. Fa tsara raha ampiorenina amy ny fahasoavana ny fo, fa tsy amy ny hanina, izay tsy mahasoa ny mahavatra azy. 10 Isika manana ali-
tara, izay tsy ananan' ny mpanompo ny tabernakely fahefana hihinanana.
11 Fa rehefa nentin' ny mpisoronabe niditra ho ao amy ny fitoerana masina ho fanatitra noho ny ota ny ran' ny biby, dia nodorana teny ivelan' ny toby ny fatiny. 12 Ary
amin' izany Jesosy koa dia niaritra teny ivelan' ny vavahady mba hahamasina ny olona amy ny rany. 13
Koa aoka isika hivoaka hankeo aminy eo ivelan' ny toby, mitondra ny latsa izay nentiny. 14 Fa ety
isika tsy manana tanàna maharitra, fa mitady ny ho avy. 15 Koa aoka
isika hanatitra ny fanati-piderana amy ny alalany ho an' Andriamanitra mandrakariva, dia ny vokatry ny molotra izay manaiky ny anarany. 16 Fa aza manadino hanao
soa sy hiantra; fa fanatitra toy izany no sitrak' Andriamanitra.

17 Manekè ny mpitondra anareo, ka manoava azy; fa izy miambina ny fanahinareo araka izay tokony hataon' ny olona mbola hampamoahina, mba hanaovany izany amy ny fifaliana, fa tsy amy ny fisentoana; fa tsy hahasoa anareo izany.

18 Mivavaha ho anay; fa matoky izahay fa manana fieritreretana tsara ka te-hitondra tena tsara amy ny zavatra rehetra. 19 Nefa mainka
mangataka *anareo* hanao izany aho, mba hampodina faingampaingana kokoa ho aminareo.

20 Ary Andriamanitry ny fiadanana, Izay nitondra any Jesosy Tompontsika, Mpiandry ondry lehibe, hiala amy ny maty, mitondra ny ran' ny fanekena mandrakizay,[1]
21 Izy anie hahatanteraka anareo amy ny tsara[2] rehetra hanao ny sitrapony ka hiasa ao anatinareo[3] izay ankasitrahana eo imasony amy ny alalany Jesosy Kristy; ho Azy anie ny voninahitra mandrakizay mandrakizay. Amena.

22 Ary mangataka aminareo Aho, ry rahalahy, zakao ny teny fananarana; fa efa nanoratra epistily fohifohy hiany ho aminareo aho.

23 Aoka ho fantatrareo fa efa afaka Timoty rahalahintsika; koa raha tàhiny handeha faingana izy,

---

[1] *Na:* Mpiandry ondry lehibe amy ny ran' ny fanekena mandrakizay hiala amy ny maty.
[2] *Na:* [asa tsara]. [3] *Na:* [anatintsika].

dia hiaraka aminy hamangy anareo
aho.
24 Manaova veloma amin' izay
rehetra mpitondra anareo sy ny
olona masina rehetra. Izay any
Italia dia manao veloma anareo.
25 Ho aminareo rehetra anie ny
fahasoavana. Amena.

---

# NY EPISTILY NOSORATANY

# JAKOBA.

---

*Ny amy ny fakam-panahy, sy ny fandraisana ny tenin' Andriamanitra.*

I. JAKOBA, mpanompon' Andria-
manitra sy Jesosy Kristy
Tompo, mamangy ny firenena roa
amby ny folo monina any am-
pielezana.
2 Ry rahalahiko, ataovy ho fifa-
liana avokoa, raha iharan' ny fakam-
panahy [1] samihafa hianareo, 3 satria
fantatrareo fa ny fizahan-toetra ny
finoanareo dia mahatonga fahare-
tana. 4 Ary aoka ny faharetana
hisy asa tanteraka, mba ho tante-
raka sy tonga ohatra hianareo, ka
tsy hisy tsy ampy na inona na inona.
5 Ary raha misy hianareo tsy
manam-pahendrena,[2] aoka izy han-
gataka amin' Andriamanitra, Izay
manome malalaka ho any ny olona
rehetra sady tsy mandatsa; ary dia
homena azy izany. 6 Nefa aoka
hangataka amy ny finoana izy ka
tsy hiahanahana akory; fa izay
miahanahana dia toy ny alon-drano-
masina entin' ny rivotra ka atopa-
topany. 7 Fa aoka tsy hanampo
handray zavatra amy ny Tompo
izany olona izany: 8 olona miroa
saina izy, miovaova amy ny alehany
rehetra.
9 Aoka ny rahalahy izay ambany
hanao ny fisandratany ho rehare-
hany; 10 fa ny manan-karena kosa
ny fietreny, satria ho levona tahaka
ny vonin' ny ahitra izy. 11 Fa
miposaka ny masoandro mbamy ny
hainandro mahamay, dia mampaha-
lazo ny ahitra, ka mihintsana ny
voniny, ary levona ny hatsaran-
tarehiny; dia toy izany koa no ho
fahalazon' ny manan-karena amy ny
alehany.
12 Sambatra izay olona maharitra
fakam-panahy; fa rehefa voazaha
toetra izy, dia handray ny satrobo-
ninahitra fiainana, izay nolazain' *ny
Tompo* homena izay tia Azy.
13 Raha misy alaim-panahy, aoka
izy tsy hanao hoe: Andriamanitra
no maka fanahy ahy; fa Andria-
manitra tsy azon' ny ratsy alaim-
panahy, sady tsy mba maka fanahy
olona Izy; 14 fa samy alaim-
panahy ny olona, raha tarihin' ny
filany sy fitahiny izy. 15 Ary ny
filana, rehefa torontoronina, dia mi-
teraka ota; ary ny ota, rehefa tan-
teraka, dia miteraka fahafatesana.
16 Aza mety hofitahina hianareo,
ry rahalahy malalako. 17 Ny fano-
mezan-tsoa rehetra sy ny fanome-
zana tanteraka rehetra dia avy any
ambony ka midina avy amy ny
Rain' ny fanazavana, Izay tsy misy
fiovaovana na aloka avy amy ny
fihodinana. 18 Tamy ny sitrapony
no niterahany antsika tamy ny teny

---

[1] *Na:* fizahan-toetra.

[2] *Na:* kely fahendrena.

fahamarinana, mba ho santatry ny
zavatra noforoniny isika.
19 Fantatrareo izany, ry raha-
lahy malalako. Kanefa aoka ny
olona rehetra halady hihaino, ho
malai-miteny, ho malain-ko tezitra;
20 fa ny fahatezeran' ny olona tsy
ahefana izay marina eo imason' An-
driamanitra. 21 Koa ario ny fahalo-
toana sy ny lolom-po rehetra, ary
ekeo amy ny fahalemem-panahy ny
teny nambolena, izay mahavonjy
ny fanahinareo.
22 Fa aoka ho mpankatò ny teny
hianareo, fa aza mpihaino fotsiny
hiany ka mamitaka ny tenanareo.
23 Fa raha misy mpihaino ny teny,
nefa tsy mpankatò, dia toy ny olona
mizaha ny tarehiny eo amy ny fita-
ratra izy; 24 fa mijery ny tenany
izy, dia lasa, ary miaraka amin' izay
dia hadinony ny tarehiny. 25 Fa
izay mandinika ny lalàna tanteraka,
dia ny lalàn' ny fahafahana, ka ma-
haritra amin' izany, raha tsy mpi-
haino manadino, fa mpanao ny asa,
dia ho sambatra amy ny asany izany
olona izany.
26 Raha misy manao azy ho mpi-
vavaka, nefa tsy mamehy ny vavany,
fa mamitaka ny fony, dia zava-poa-
na ny fivavahan' izany olona izany.
27 Izao no fivavahana madio sady
tsy misy loto eo anatrehan' Andria-
manitra Ray: ny mamangy ny
kamboty sy ny mpitondratena amy
ny fahoriany, sy ny miaro ny tena
tsy hisy pentimpentina avy amin'
izao tontolo izao.

*Ny tsy mahamety ny fizahan-tavan' olona.*

II. RY rahalahiko, aoka tsy hasi-
ana fizahan-tavan' olona
ny finoanareo ny Tompontsika, dia
Jesosy Kristy, *Tompon'* ny vonina-
hitra. 2 Fa raha misy olona midi-
tra eo amy ny synagoganareo misy
peratra volamena amy ny rantsan-
tànany sady miakanjo tsara, ary
mba miditra kosa izay olona mala-
helo miakanjo ratsy, 3 koa mi-
jery ilay miakanjo tsara hianareo
ka manao hoe: Mipetraha eto amy
ny fitoerana aloha hianao; ary ma-
nao amin' ilay malahelo kosa hoe:
Mitoera eroa hianao, na: Mipetraha
etsy amy ny fitoeran-tongotro,—4
moa tsy miangatra [1] va hianareo
amin' izany ka efa mpitsara manan-
kevi-dratsy?
5 Mihainoa, ry rahalahy mala-
lako: Tsy efa nofidin' Andriamani-
tra va ny malahelo amin' izao fiai-
nana izao ho mpanan-karena amy
ny finoana sy ho mpandova ny fan-
jakana nolazainy homena izay tia
Azy? 6 Fa hianareo efa nanala-
baraka ny malahelo. Moa tsy ny
mpanan-karena va no mampahory
anareo? Ary tsy izy va no mita-
rika anareo ho eo amy ny fitsarana?
7 Tsy izy koa va no miteny ratsy [2]
ny anarana tsara izay niantsoana
anareo?
8 Kanefa raha mankatò ilay didy
ambony indrindra [3] hianareo, araka
ny Soratra *Masina* hoe: "Tiava ny
namanao tahaka ny tenanao" (Lev.
xix. 18), dia manao tsara hianareo.
9 Fa raha mizaha tavan' olona kosa
hianareo, dia manota ka helohin'
ny lalàna ho mpanota. 10 Fa na
iza na iza mitandrina ny lalàna re-
hetra, nefa diso amy ny iray loha,
dia meloka amin' izy rehetra. 11
Fa Ilay nanao hoe: "Aza mijanga-
janga" no nanao hoe koa: "Aza
mamono olona" (Eks. xx. 13, 14).
Fa raha tàhiny tsy mijangajanga
hianao, kanefa mamono olona hiany,
dia mpandika ny lalàna hianao.
12 Aoka hianareo hiteny sy ha-
nao araka izay mahamendrika ana-
reo, izay olona hotsarain' ny lalàn'
ny fahafahana. 13 Fa fitsarana
tsy misy famindrampo no ho an-
jaran' izay tsy mamindra fo; ary
ny famindrampo kosa dia faly, fa
tsy mba matahotra ny fitsarana.

---

[1] *Na:* miahanahana. [2] *Gr.* manao blasphemia; *izahao Mat.* ix. 3. [3] *Gr.* andriana.

*Ny fahafoanan' ny finoana tsy misy asa.*

14 INONA moa no soa azo, ry
rahalahiko, raha misy milaza
fa manam-pinoana izy, nefa tsy ma-
nana asa? Ny finoana va maha-
vonjy azy? 15 Raha misy rahalahy
na anabavy tsy manan-kitafy sady
tsy manan-kohanina isan-andro, 16
ka misy aminareo manao aminy hoe:
Mandehana amy ny fiadanana, ma-
mindroa, mivokisa, kanefa tsy ome-
nareo azy tsinona izay tandrifiny ho
any ny tenany, inona moa no soa
azo amin' izany? 17 Ary mba toy
izany koa ny finoana, raha tsy misy
asa, dia maty mihitsy. 18 Fa an-
gamba hisy hanao hoe: Hianao ma-
nam-pinoana, ary izaho manana asa;
asehoy amiko tsy amy ny asa ny
finoanao, ary izaho kosa haneho
aminao ny finoako amy ny asako.
19 Hianao mino fa iray hiany no
Andriamanitra; koa tsara izany
ataonao izany,—ny demonia koa
mba mino izany ka dia mangovitra.
20 Moa tsy fantatrao va, ry olom-
poana, fa tsy vanona ny finoana tsy
misy asa?
21 Tsy nohamarinina tamy ny
asa va Abrahama razantsika tamy
ny nanaterany any Isaka zanany
teo ambonin' ny alitara? 22 Hita-
nao fa niara-niasa tamy ny finoana
ny asany, ary ny finoana dia notan-
terahina tamy ny asa; 23 ary tan-
teraka ny Soratra *Masina* manao
hoe: "Ary Abrahama nino an' An-
driamanitra, ka nisaina ho fahama-
rinany izany" (Gen. xv. 6), ary
natao hoe "Sakaizan' Andriamani-
tra" izy (Isa. xli. 8). 24 Koa dia
hitanareo fa hamarinina amy ny asa
ny olona, fa tsy amy ny finoana
hiany.
25 Ary toy izany koa Rahaba
janga, tsy nohamarinina tamy ny
asa va izy tamy ny nandraisany
ireny iraka ireny sy ny nampande-
hanany azy tamy ny làlan-kafa?
26 Fa maty ny tena, raha tsy misy
fanahy, ary maty toy izany koa ny
finoana, raha tsy misy asa.

*Anatra ny amin' izay mety hataon' ny mpampianatra, indrindra fa ny tsy hanotany amy ny lelany, ary ny toetry ny fahendrena avy any ambony.*

III. RY rahalahiko, aza dia samy
ho mpampianatra be hi-
any hianareo, satria fantatrareo fa
ho mafimafy kokoa no hitsarana
anay *mpampianatra*. 2 Fa tafin-
tohina amy ny zavatra maro isika
rehetra. Raha misy olona tsy mba
tafintohina amy ny teny, dia izy no
lehilahy tanteraka ka mahafehy ny
tenany rehetra koa. 3 Ary raha
asiantsika lamboridy amy ny vavan'
ny soavaly mba hanarahany antsika,
dia mitondra ny tenany rehetra
isika. 4 Indreo koa ny sambo, na
dia lehibe aza ireny ka entin' ny
rivotra mahery, dia ahodin' ny fami-
liana kely foana izy ho any amin'
izay tian' ny mpitondra. 5 Dia toy
izany koa ny lela, rantsana kely izy,
kanefa mirehareha fatratra. Indro,
ny fiavovon' ny antontan-kazo [1] are-
hitry ny afo kely! 6 Ary afo ny
lela, dia faharatsiana tsy hita lany;
eo amy ny momba ny tenantsika
dia ny lela no mampipentimpentina
ny tena rehetra ka mampirehitra
izao zavatra ary rehetra izao, sady
arehitry ny helo [2] izy. 7 Fa folaka
avokoa ny karazan' [3] ny bibi-dia
rehetra sy ny vorona sy ny biby
mandady sy mikisaka mbamy ny
any an-dranomasina, eny, voafolaky
ny olombelona ireny; 8 fa tsy misy
olona mahafolaka ny lela; zava-
dratsy tsy manam-pijanonana izy
sady feno ody mahafaty. 9 Izy no
isaorantsika ny Tompo, dia ny Ray;
ary izy hiany koa no anozonantsika
ny olona, izay natao araka ny en-
drik' Andriamanitra. 10 Ny vava

[1] *Na:* ala. [2] *Gr.* Gehena. [3] *Gr.* ny fomban'.

iray hiany no ivoahan' ny fisaorana
sy ny fanozonana.
Ry rahalahiko, tsy mety raha
misy izany. 11 Moa ny loharano
va mamoaka rano mamy sy man-
gidy eo amy ny vavany iray hiany?
12 Ry rahalahiko, ny aviavy va
mety mamoa voan' oliva, na ny voa-
loboka mamoa voan' aviavy? Toy
izany ny rano masirasira tsy mba
ivoahan' ny mamy.
13 Iza eo aminareo no hendry sy
manam-pahalalana? Aoka hase-
hony amy ny fitondrantena tsara
ny asany amy ny fahalemem-pana-
hin' ny fahendrena. 14 Fa raha
misy fialonana mirehitra[1] sy fifam-
piandaniana ao am-ponareo, aza mi-
rehareha na mandainga manohitra
ny marina. 15 Izany fahendrena
izany dia tsy ny avy any ambony,
fa araka ny ety an-tany hiany, araka
ny nofo, araka ny any ny demonia.
16 Fa izay misy fialonana sy fifam-
piandaniana dia misy fikorontanana
mbamin' izay asa ratsy rehetra. 17
Fa ny fahendrena izay avy any am-
bony dia madio aloha, ary tia fiha-
vanana, mandefitra, mora alahatra,
be famindrampo sy be voka-tsoa,
tsy miahanahana[2] na mihatsara-
velatsihy. 18 Ary ny vokatry ny
fahamarinana dia afafy amy ny
fihavanana ho an' izay mampan-
droso ny fihavanana.[3]

*Fananarana ny tia ady sy ny mpi-*
*sintaka sy ny manendrikendrika*
*ary ny tsy manaiky ny fitondran'*
*Andriamanitra.*

IV. AVY aiza ny ady, ary avy
aiza ny fifandirana eo
aminareo? Tsy izao va no ihaviany,
dia ny filanareo izay miady ao ana-
tin' ny momba ny tenanareo? 2
Mila hianareo, nefa tsy manana
hiany; mamono sy mitsiriritra[4]
hianareo, nefa tsy mahazo hiany;
mifanditra sy miady hianareo; tsy
manana hianareo, satria tsy man-
gataka 3 Mangataka hianareo,
nefa tsy mahazo hiany, satria diso
fangataka, mba holaninareo amy ny
filanareo.
4 Ry mpisintaka mijangajanga,
tsy fantatrareo va fa fandrafiana
an' Andriamanitra ny fisakaizana
amin' izao tontolo izao? Koa na
iza na iza te-ho sakaizan' izao ton-
tolo izao, dia fahavalon' Andria-
manitra izy 5 Ary ataonareo va
fa miteny foana ny Soratra *Ma-*
*sina?*[5] Ny fanahy, izay nampitoe-
riny ato anatintsika[6] dia iriny amy
ny fahasaro-piaro.[7] 6 Nefa manome
fahasoavana bebe kokoa Izy. Koa
hoy izy: "Andriamanitra manohi-
tra ny mpiavonavona, fa manome
fahasoavana ho any ny manetry
tena" (Oha. iii. 34). 7 Ka dia ma-
neke an' Andriamanitra hianareo;
ary manohera ny devoly, dia hando-
sitra anareo izy. 8 Manatòna
an' Andriamanitra, dia hanatona
anareo Izy. Diovy ny tànanareo,
ry mpanota; ary ataovy madio ny
fonareo, ry mpiroa saina. 9 Oria,
sy mitomania, ary midradradradrà;
aoka hody fitomaniana ny fihome-
hezanareo, ary hody fanjoretana ny
fifalianareo. 10 Manetre tena eo
anatrehan' ny Tompo, dia hanan-
dratra anareo Izy.
11 Aza mifanaratsy, ry rahalahy.
Izay manaratsy rahalahy na mitsara
ny rahalahiny dia manaratsy ny la-
làna sy mitsara ny lalàna; fa raha
mitsara ny lalàna hianao, dia tsy
mpankatò ny lalàna, fa mpitsara.
12 Iray hiany no Mpanome lalàna
sy Mpitsara, dia Ilay mahavonjy sy
mahavery; fa iza moa hianao, no
mitsara ny namanao?
13 He! hianareo izay manao hoe:

[1] *Gr.* mangidy. [2] *Na:* miangatra. [3] *Na:* Izay mampandroso ny fihavanana no mamafy ny vokatry ny fahamarinana amy ny fihavanana. [4] *Na:* mialona. [5] *Na:* ny Soratra *Masina* hoe: [6] *Na:* izay mitoetra ato anatintsika. [7] *Na:* Ny Fanahy, Izay nampitoeriny ato anatintsika, dia maniry amy ny fahasaro-[illegible] *Na:* Ny fanahy, izay nampitoeriny ato anatintsika, dia maniry amy ny fialonana.

Anio na ampitso dia hankany Ana-
nona izahay ary hitoetra any herin-
taona ka hividy sy hivarotra ary
hahazo tombom-barotra, 14 kanefa
tsy mahalala ny ho ampitso hianareo.
Inona moa ny ainareo? Fa zavona
hiany hianareo, izay miseho veti-
vety, dia levona. 15 Fa aleo ma-
nao izao: Raha sitrapon' ny Tompo,
ka velona izahay, dia hataonay izao
na izany. 16 Fa izao dia mire-
hareha amy ny fahasahianareo hia-
nareo; ratsy ny fireharehana rehetra
toy izany. 17 Koa izay mahalala
hanao soa, nefa tsy manao, dia heloka
ho azy izany.

*Fanamelohana ny mpanan-karena ratsy fanahy.*

V. HE! hianareo manan-karena,
mitomania sy midradra-
dradrà noho ny fahoriana izay efa
manjo anareo. 2 Ny harenareo efa
simba, ary ny fitafianareo efa lanin'
ny kalalao. 3 Ny volamena sy ny
volafotsinareo dia efa harafesina;
ary ny harafesiny dia ho vavolom-
belona hiampanga anareo sady han-
dany ny nofonareo tahaka ny afo.
Efa namory harena amy ny andro
farany hianareo. 4 Indro, ny kara-
man' ny mpiasa nijinja ny taninareo,
izay hazoninareo, dia mitaraina; ary
ny fitarainan' ny mpijinja dia efa
tafiditra amy ny sofin' ny Tompon'
ny maro. 5 Efa velona tamy ny
fy tetỳ ambonin' ny tany hianareo
sady nanaram-po tamy ny fahafina-
retana; efa namahy ny fonareo
tamy ny andro hamonoana hianareo.
6 Efa nanameloka namono ny ma-
rina [1] hianareo; fa tsy manohitra
anareo izy.[1]

*Toky ho any ny Kristiana azom-pahoriana, sy anatra samihafa.*

7 ARY amin' izany dia mahareta
tsara, ry rahalahy, mandra-
pihavin' ny Tompo. Indro, ny
mpiasa tany miandry ny voka-tsoa
amy ny tany ka maharitra amin'
izany mandra-pahazony ny ranono-
rana aloha sy aoriana. 8 Mahareta
koa hianareo, mampahereza ny fo-
nareo, fa efa mby akaiky ny fiha-
vian' ny Tompo.
9 Aza mifampimonomonona, ry
rahalahy, fandrao hohelohina hia-
nareo; indro, ny Mpitsara efa mi-
tsangana eo anoloan' ny varavarana.
10 Ry rahalahiko, aoka ny mpami-
nany izay niteny tamy ny anaran'
ny Tompo no halainareo ho fiana-
rana ny fandeferam-pahoriana sy ny
faharetana. 11 Indro, ataontsika
fa sambatra izay efa naharitra. Efa
renareo ny faharetany Joba, ary efa
hitanareo ny faran' *ny nataon'* ny
Tompo *taminy*, fa miantra indrindra
ny Tompo sady be famindrampo.
12 Fa mihoatra noho ny zavatra
rehetra, ry rahalahiko, aza mia-
niana, na amy ny lanitra, na amy
ny tany, na amin' izay fianianana
hafa akory aza; fa aoka ny fanai-
kinareo ho eny, ary ny fandanareo
ho tsia, fandrao hiharan' ny fitsa-
rana hianareo.
13 Misy azom-pahoriana va eo
aminareo? Aoka izy hivavaka. Misy
faly va? Aoka izy hihira fiderana.
14 Misy marary va eo aminareo?
Aoka izy hampaka ny loholon' [2] ny
fiangonana; [3] ary aoka hanosotra
diloilo azy amy ny anaran' ny Tom-
po ireo sady hivavaka eo aminy; 15
ary ny fivavaky ny finoana dia ha-
monjy ilay marary, fa ny Tompo
hanangana azy; ary raha nanota
izy, dia havela ny helony.
16 Koa mifaneke heloka hiana-
reo, ary mifampivavaha, mba ho
sitrana hianareo. Ny fiàsan' ny
fivavaky ny marina dia mahery in-
drindra. 17 Elia dia olona tahaka
antsika hiany, ary izy nahery niva-
vaka mba tsy hilatsahan' ny ranon-
orana; dia tsy nilatsaka tamy ny
tany ny ranonorana telo taona sy

[1] *Na:* Ilay marina . . . . Izy. [2] *Gr.* presbytera. [3] *Gr.* eklesia.

enim-bolana. 18 Ary nivavaka in-
dray izy, dia nandatsaka ranono-
rana ny lanitra, ka nahavokatra ny
tany.
19 Ry rahalahiko, raha misy eo
aminareo miala amy ny fahamari-
nana, ary misy anankiray mampibe-
baka azy, 20 aoka ho fantany fa
izay mampibebaka ny mpanota hiala
amy ny làlan' ny fahadisoany dia
hamonjy fanahy tsy ho faty sady
hanarona heloka be.

---

# NY EPISTILY VOALOHANY

NOSORATANY

# PETERA.

---

*Fiarahabana, sy filazana ny amy ny fahatsaran' ny fanavotana.*

I. PETERA, Apostoliny Jesosy
Kristy, mamangy ny mpiva-
hiny monina any am-pielezana any
Ponto, Galatia, Kapadokia, Asia sy
Bitynia, dia olom-boafidy 2 araka ny
fahalalana rahateo, izay an' Andria-
manitra Ray, amy ny fanamasinan'
ny Fanahy, ho amy ny fanarahana
sy ny famafazan' ny rany Jesosy
Kristy: hampitomboina ho anareo
anie ny fahasoavana sy ny fiada-
nana.
3 Isaorana anie Andriamanitra,
Rainy Jesosy Kristy Tompontsika,
Izay niteraka antsika indray araka
ny haben' ny famindrampony ho
amy ny fanantenana velona tamy
ny nitsanganany Jesosy Kristy tamy
ny maty, 4 ho amy ny lova tsy mety
simba, tsy misy loto, tsy mety le-
vona, voatahiry any an-danitra ho
anareo, 5 izay arovan' ny herin'
Andriamanitra amy ny finoana ho
amy ny famonjena efa vonona ha-
seho any am-parany.
6 Izany no iravoravoanareo, na
dia ampalahelovina vetivety anke-
hitriny amy ny fakam-panahy maro
samihafa aza hianareo, raha tsy
maintsy hisy izany, 7 mba ho hita
ho fiderana sy voninahitra ary fan-
kalazana ny fizahan-toetra ny finoa-
nareo (izay tsara lavitra noho ny
volamena mety ho simba, na dia
voazaha toetra tamy ny afo aza),
dia amy ny hisehoany Jesosy Kristy;
8 Izay, na dia tsy mbola hitanareo
aza, dia tianareo, ary na dia tsy
hitanareo ankehitriny aza, anefa,
satria inoanareo, dia iravoravoana-
reo amy ny fifaliana tsy azo tono-
nina sady be voninahitra, 9 man-
dray ny anton' ny finoanareo, dia
ny famonjena ny fanahy.
10 Ny amin' izany famonjena
izany dia notadiavin' ny mpaminany
sy nokatsahiny fatratra, dia ireo efa
naminany ny fahasoavana ho ana-
reo; 11 eny, nokatsahiny izay andro
na izay toetry ny andro notondroin'
ny Fanahiny Kristy tao anatiny,
raha nambarany rahateo ny fijaliany
Kristy sy ny voninahitra manaraka
izany. 12 Ary naseho tamin' ireo
fa tsy ho azy, fa ho anareo no na-
nompoany ny amin' izany zavatra
izany, izay voalaza aminareo anke-
hitriny, tamy ny tenin' ireo nitory
ny filazantsara taminareo amy ny
Fanahy Masina, Izay nirahina avy
tany an-danitra; izany zavatra izany
dia tian' ny anjely hodinihina.

*Fampirisihana hitondra tena mifanaraka amy ny filazantsara.*

13 KOA amin' izany sikino ny
sainareo, dia mahonòna
tena, ka antenao tsara ny fahasoavana izay ho entina ho anareo amy ny hisehoany Jesosy Kristy; 14
tahaka ny zanaka manoa, tsy mitondra tena araka ny filanareo fahiny tamy ny tsi-fahalalanareo; 15 fa
araka ny fahamasinan' Ilay niantso anareo dia aoka mba ho masina koa hianareo amy ny fitondrantena rehetra, 16 satria voasoratra hoe: "Ho masina hianareo, satria masina Aho" (Lev. xi. 44).
17 Ary raha Ilay tsy mizaha tavan' olona, fa mitsara araka ny asan' izy rehetra, no antsoinareo hoe Ray, dia mitondrà tena amy ny fahatahorana mandritra ny andron' ny fivahinianareo etỳ; 18 fa fantatrareo fa tsy zavatra mety ho simba, *tahaka* ny volafotsy sy ny volamena, no nanavotana anareo tamy ny fitondrantena adala, izay azonareo tamy ny nentin-drazana, 19 fa ny ra
soany Kristy, toy ny ran' ny zanak' ondry tsy misy kilema ary tsy misy pentimpentina; 20 Izay fantatra rahateo, fony tsy mbola ary ny fanorenan' izao tontolo izao, fa efa naseho tamin' izao andro farany izao noho ny aminareo, 21 izay mino an' Andriamanitra amy ny alalany, dia Ilay nanangana Azy tamy ny maty ka nanome voninahitra Azy,—mba hiorenan' ny finoanareo sy ny fanantenanareo amin' Andriamanitra.
22 Satria efa nodiovinareo ny fanahinareo tamy ny fanarahana ny fahamarinana ho amy ny fitiavandrahalahy tsy miangatra, dia mifankatiava fatratra amy ny fo;[1] 23
fa efa teraka indray hianareo, tsy tamy ny voa mety ho lo, fa tamy ny tsy mety ho lo, dia ny tenin' Andriamanitra, izay velona sady maharitra.

24 Fa "ny nofo rehetra dia tahaka ny ahitra,
Ary izay mety ho voninahiny dia tahaka ny vonin' ny ahitra.
Malazo ny ahitra, ka mihintsana ny voniny;
25 Fa ny tenin' ny Tompo maharitra mandrakizay" (Isa. xl. 6-8).

Ary izany no tenin' ny filazantsara izay notorina taminareo.

II. Koa esory ny lolompo rehetra sy ny fitaka rehetra sy ny fihatsarambelatsihy sy ny fialonana ary ny fanaratsiana rehetra, 2 fa tahaka
ny zaza vao teraka dia maniria ny rononom-panahy tsy misy fitaka, mba hitomboanareo amin' izany ho amy ny famonjena, 3 raha tàhiny "nanandrana hianareo fa tsara ny Tompo;" 4 Izay hatoninareo toy ny vato velona, "nolavin' ny olona, fa voafidin' Andriamanitra sady soa,"
5 ka dia atsangana koa hianareo tahaka ny vato velona ho trano fanahy, ho fisoronana masina, hanatitra fanati-panahy sitrak' Andriamanitra amy ny alalany Jesosy Kristy. 6 Fa misy teny ao amy ny Soratra *Masina* manao hoe:

"Indro, mametraka fehizoro ao Ziona Aho, dia vato voafidy sady tsara;
Ary izay mino Azy tsy ho menatra" (Isa. xxviii. 16).

7 Koa ny fahatsarana dia ho anareo izay mino; fa amin' izay tsy mino kosa

"Ny vato izay nolavin' ny mpanao trano
No efa tonga fehizoro" (Sal. cxviii. 22),
8 "Ary vato mahatafintohina sy vatolampy mahasolafaka" (Isa. viii. 14);

ary satria tsy nanaiky ireo, dia tafintohina tamy ny teny izy, sady izany koa no nanendrena azy. 9 Fa hianareo kosa dia taranaka voafidy,

[1] *Na:* [amy ny fo madio].

"fanjakà-mpisorona, firenena ma-
sina" (Eks. xix. 6), olona nalain'
*Andriamanitra* ho any ny tenany,
mba hilazanareo ny hatsaran' Ilay
niantso anareo hiala tamy ny mai-
zina ho amy ny fahazavany maha-
gaga; 10 dia hianareo izay tsy fire-
nena akory fahiny, fa ankehitriny
efa olon' Andriamanitra; izay tsy
namindrana fo, fa ankehitriny efa
namindrana fo (Hos. ii. 25).

*Fananarana hampirisika mba hadio fitondrantena amy ny olona rehetra, ary filazana ny mety hataon' ny mpianakavy.*

11 RY malala, mananatra anareo
aho, satria vahiny sy mpi-
vahiny hianareo, fadio ny filan' ny
nofo, fa miady amy ny fanahy
ireny; 12 ary aoka ho tsara ny
fitondrantenanareo eo amy ny jenti-
lisa, mba hankalazany an' Andria-
manitra amy ny andro famangiana
noho ny ahitany ny asa tsara atao-
nareo, dia izay anendrikendrehany
anareo ho mpanao ratsy.

13 Ary noho ny Tompo dia ma-
neke izay rehetra voatendrin' ny
olona, na ny mpanjaka, satria am-
bony izy, 14 na ny mpanapaka,
satria nirahiny hamaly izay manao
ratsy izy, fa ho mpidera izay manao
tsara. 15 Fa toy izany no sitrapon'
Andriamanitra, hampanginanareo
ny tsi-fahalalan' ny olona adala amy
ny fanaovan-tsoa; 16 fa olona afaka
hianareo, nefa aza mitondra ny faha-
fahanareo ho fanaronana ny ratsy,
fa ho toy ny mpanompon' Andria-
manitra.

17 Manajà ny olona rehetra.
Tiava ny rahalahy. Matahora an'
Andriamanitra. Manajà ny mpan-
jaka.

18 Hianareo mpanompo, maneke
ny tomponareo amy ny fahatahorana
rehetra, tsy ny tsara sy ny malemy
fanahy hiany, fa ny saro-po koa. 19
Fa izao no ankasitrahana: raha misy
olona mitondra alahelo ka mande-
fitra ny tsy marina noho ny fieritre-
retana ny amin' Andriamanitra. 20
Fa inona no laza, raha tàhiny kapo-
hina noho ny fahadisoana hianareo
ka mandefitra amin' izany? Fa raha
tàhiny manao soa kosa hianareo ka
mitondra fahoriana sy mandefitra,
dia izany no sitrak' Andriamanitra.
21 Fa ho amin' izany no niantsoana
anareo; fa Kristy aza efa nijaly
hamonjy anareo ka namela fianarana
ho anareo, mba hanarahanareo ny
diany; 22 "Izay tsy nanota akory,
sady tsy nisy fitaka teo am-bavany"
(Isa. liii. 9); 23 raha notevatevaina
Izy, dia tsy mba nanevateva; raha
nijaly, dia tsy nandrahona, fa nano-
lotra *ny adiny*[1] ho amy ny Mpitsara
marina; 24 ary Izy nitondra ny
fahotantsika (Isa. liii. 12) tamy ny
tenany teo ambonin' ny hazo, mba
ho faty ny amy ny ota isika, fa ho
velona ny amy ny fahamarinana;
ary "ny dian-kapoka taminy no na-
hasitranana anareo" (Isa. liii. 5).
25 Fa efa nania toy ny ondry hia-
nareo (Isa. liii. 6), nefa ankehitriny
dia efa niverina ho amy ny Mpian-
dry sy Mpitandrina[2] ny fanahinareo.
III. Ary toy izany koa, hianareo
vehivavy, maneke ny vadina-
reo, mba ho voataonan' ny fitondran-
tenan' ny vavy izy, na dia tsy amy
ny teny aza (raha tàhiny misy tsy
manaiky ny teny), 2 rehefa hitany
ny fahadiovan' ny fitondrantenana-
reo amy ny fahatahorana. 3 Ary
aoka ny firavahanareo tsy ho zava-
tra eny ivelany, toy ny firandranam-
bolo sy ny firava-bolamena na ny
fiakanjoana; 4 fa aoka ho toetra
miafina ao am-po, izay tsy mety ho
lo, dia ny fanahy malemy sady mia-
dana, izay soa indrindra eo imason'
Andriamanitra. 5 Fa tahaka izany
no niravahan' ny vehivavy masina
fahiny, izay nanantena an' Andria-
manitra sady nanaiky ny vadiny; 6
dia tahaka any Saraha izay nanaiky

[1] *Na: ny tenany.*

[2] *Gr.* Episkopo.

any Abrahama ka nanao azy hoe
tompoko; dia zanany hianareo, raha
mba manao soa ka tsy matahotra
izay fampitahorana na inona na
inona.
7 Ary toy izany koa, hianareo
lehilahy, miaraha mitoetra aminy
araka ny marina, manaja ny vavy,
tahaka ny mety hatao amy ny fanaka
malemilemy kokoa sady mpiara-
mandova ny fahasoavan' ny fiai-
nana,—mba tsy ho voasakana ny
fivavahanareo.

*Fampirisihana mba hitondra tena marina sy hiaritra tahaka ny niaretany Kristy.*

8 FARANY, miraisa saina hiana-
reo rehetra, ka miaraha ory,
mifankatiava tahaka ny mpiraha-
lahy, mifamindrà fo, manetre tena,
9 tsy mamaly ratsy ny ratsy, na
fanaratsiana ny fanaratsiana; fa
aoka hisaotra kosa, satria ho amin'
izany no niantsoana anareo mba
handova fitahiana.

10 "Fa na iza na iza maniry fiainana
Sy ta-hahita andro soa,
Aoka izy hiaro ny lelany amy ny ratsy
Ary ny molony mba tsy hiteny fitaka;
11 Ary aoka izy hiala amy ny ratsy ka hanao soa;
Aoka izy hitady fihavanana sy hanaraka azy.
12 Fa ny mason' ny Tompo dia mitsinjo ny marina,
Ary ny sofiny mihaino ny fitarainany;
Fa ny tavan' ny Tompo dia tezitra amy ny mpanao ratsy" (Sal. xxxiv. 13-17).

13 Ary iza no hanisy ratsy ana-
reo, raha mazoto amin' izay tsara
hianareo?
14 Fa raha tàhiny mitondra faho-
riana noho ny fahamarinana hiana-
reo, dia sambatra; ary aza mata-
hotra tahaka azy, ary aza mangoro-
horo hianareo; 15 fa manamasìna
any Kristy ho Tompo ao am-pona-
reo (Isa. viii. 12, 13); ary aoka
ho vonona mandrakariva hianareo
hamaly izay manontany anareo ny
amy ny anton' ny fanantenana ao
anatinareo, nefa amy ny fahalemem-
panahy sy ny fanajana, 16 ka manàna
fieritreretana tsara, mba ho menatra
izay manaratsy ny fitondrantenana-
reo tsara ao aminy Kristy, dia izay
anendrikendrehana anareo. 17 Fa
raha sitrapon' Andriamanitra, dia
tsaratsara kokoa ny hitondra faho-
riana amy ny fanaovan-tsoa noho
ny amy ny fanaovan-dratsy.
18 Fa Kristy koa aza efa nijaly
indray mandeha noho ny ota, ny
marina hamonjy ny tsy marina,
mba hitondra antsika ho amin' An-
driamanitra, ka novonoina tamy ny
nofo, fa novelomina tamy ny fanahy,
19 izay nandehanany sy nitoriany
teny tamin' ireo fanahy tao an-trano-
maizina, 20 dia izay tsy nanaiky
fahiny, fony niandry ny fahari-pon'
Andriamanitra tamy ny androny
Noa, raha mbola namboarina ny
sambo-fiara, izay nidiran' ny olona
vitsy, dia izy valo mianaka, ka dia
namonjena azy ny rano, 21 izay
mamonjy anareo koa ankehitriny,
dia ny batisa, izay tenan' io tandin-
dona io,—tsy ny fanesorana ny faha-
lotoan' ny nofo anefa, fa ny fitadia-
vana [1] ny fieritreretana tsara eo
anatrehan' [2] Andriamanitra,[3] amy
ny nitsanganany Jesosy Kristy tamy
ny maty, 22 Izay eo amy ny tànana
ankavanan' Andriamanitra; fa efa
lasa ho any an-danitra Izy ka efa
nampanekena Azy ny anjely sy ny
fahefana ary ny hery.
IV. Koa satria niaritra tamy ny
nofo Kristy, dia alao mba ho
fiadianareo koa izany saina izany; fa

[1] *Na:* fanontanian'. [2] *Na:* amin'.
[3] *Na:* ny fitadiavan' ny fieritreretana tsara an' Andriamanitra.

izay niaritra tamy ny nofo dia efa
afaka[1] amy ny ota; 2 mba tsy
handanianareo ny andro sisa iaina-
nareo amy ny nofo araka ny filan'
ny olona intsony, fa araka ny sitra-
pon' Andriamanitra. 3 Fa ampy
izay ny andro lasa ho nanaovana ny
fanaon' ny jentilisa tamy ny nande-
hanana tamy ny fijejojejoana sy ny
fanirian-dratsy sy ny fimamoana sy
ny filalaovan-dratsy sy ny fisotroan-
toaka ary ny fanompoan-tsampy izay
fady indrindra; 4 ary amin' izany
dia gaga izy ireo, satria tsy miara-
mihazakazaka aminy hianareo amin'
izany fanaranam-po amy ny ratsy
izany, ka dia teneniny ratsy; 5 nefa
hampamoahin' Ilay efa vonona hi-
tsara ny velona sy ny maty izy. 6
Fa noho izao no nitoriana ny fila-
zantsara tamin' izay maty aza: mba
hotsaraina araka ny olona amy ny
nofo izy, fa ho velona araka an'
Andriamanitra amy ny fanahy.

7 Fa antomotra ny faran' ny
zavatra rehetra; koa hendre ka ma-
honòna tena ho amy ny fivavahana.
8 Ary mihoatra noho ny zavatra
rehetra, mifankatiava tsara; fa "ny
fitiavana manarona fahotana maro"
(Oha. x. 12). 9 Mifampiantranoa,
ka aza mimonomonona.

10 Samia mifanompo araka ny
fanomezam-pahasoavana izay norai-
sinareo, dia tahaka ny mpitandrina
tsara ny fahasoavana maro sami-
hafa izay an' Andriamanitra. 11
Raha misy olona miteny, dia *aoka
izy hiteny* toy ny milaza tenin'
Andriamanitra; raha misy olona
manompo, dia *aoka izy hanao izany*
araka ny hery izay omen' Andria-
manitra *azy;* mba hankalazana an'
Andriamanitra amy ny zavatra
rehetra amy ny alalany Jesosy
Kristy; fa Azy ny voninahitra sy
ny fanjakana mandrakizay mandra-
kizay. Amena.

*Fananarana mba hiaritra, raha en-
jehina noho ny fahamarinana.*

12 RY malala, aza gaga noho ny
fizahan-toetra mahamay
izay mahazo anareo ho fitsapan-
toetra, ary aza atao ho zavatra
mahagaga manjo anareo izany; 13
fa araka ny iombonanareo fijaliana
aminy Kristy dia mifalia, mba hira-
voravoanareo indrindra amy ny fise-
hoan' ny voninahiny koa.

14 Sambatra hianareo, raha hara-
tsina noho ny anarany Kristy; fa
ny Fanahin' ny voninahitra, dia ny
Fanahin' Andriamanitra, mipetraka
ao aminareo. 15 Fa aoka tsy hisy
eo aminareo hijaly satria mpamono
olona, na mpangalatra, na mpanao
ratsy, na mpiraharaha ny an' olona.
16 Fa raha *misy mijaly* satria
Kristiana, dia aoka tsy ho menatra
izy; fa aoka hankalaza an' Andria-
manitra amin' izany anarana izany
izy.

17 Fa tonga ny andro hiantom-
bohan' ny fitsarana hatrao amy ny
ankohonan'[2] Andriamanitra; ary
raha miantomboka amintsika izany,
dia hanao ahoana kosa no hiafaran'
izay tsy manaiky ny filazantsaran'
Andriamanitra? 18 Ary "raha
saiky tsy voavonjy ny marina, aiza
no hisehoan' ny ratsy fanahy sy ny
mpanota?" (Oha. xi. 31.) 19 Koa
izay mitondra fahoriana araka ny
sitrapon' Andriamanitra, dia aoka
ny fanaovan-tsoa no hanolorany ny
fanahiny ho an' Ilay mahatoky, dia
ny Mpanao azy.

*Fananarana ny loholona mba ho ma-
lemy fanahy sy ho mahatoky, ary
fananarana ny olona rehetra mba
hanetry tena sy hitandrina. Va-
vaka farany sy fanaovam-beloma.*

V. KOA ny amy ny loholona[3]
izay eo aminareo, izaho,
izay naman' ny loholona[3] sy vavo-
lombelon' ny fijaliany Kristy ary

[1] *Gr.* nampitsaharina. [2] *Gr.* trano. [3] *Gr.* presbytera.

mpiombona ny voninahitra efa hase-
ho koa, dia mananatra azy hoe: 2
Andraso ny ondrin' Andriamanitra
izay eo aminareo,[1] mitandrina azy
tsy an-tery, fa amy ny sitrapo [araka
an' Andriamanitra]; tsy amy ny
fitiavana harena maloto, fa amy ny
zotom-panahy; 3 tsy ho mpanjaka-
zaka amy ny anjara-fiandrasana, fa
ho fianaran' ny ondry. 4 Ary re-
hefa miseho ny Lohan' ny mpiandry,
dia hahazo ny satroboninahitra tsy
mety simba hianareo.

5 Ary hianareo izay mbola tanora
fanahy kosa, dia maneke ny loho-
lona.[2] Eny, samia misikina fane-
tren-tena hianareo ka mifanompoa;
fa "Andriamanitra manohitra ny
miavonavona, fa manome fahasoa-
vana ho any ny manetry tena"
(Oha. iii. 34). 6 Koa amin' izany
manetre tena ambanin' ny tàna-ma-
herin' Andriamanitra, mba hanan-
dratany anareo amy ny fotoan'
andro; 7 ary apetraho aminy ny
fanahianareo rehetra; fa Izy no
miahy anareo (Sal. lv. 23). 8 Ma-
honòna tena, miambena; fa ny de-
voly fahavalonareo mandehandeha
tahaka ny liona mierona mitady izay
harapany; 9 tohero izy, ka miorena
tsara amy ny finoana hianareo, satria
fantatrareo fa izany fahoriana izany
dia manjo ny rahalahinareo rehetra
eran' izao tontolo izao.

10 Ary Andriamanitry ny faha-
soavana rehetra, Izay efa niantso
anareo ho any amy ny voninahiny
mandrakizay ao aminy Kristy, re-
hefa niaritra fahoriana vetivety hia-
nareo, dia Izy no hahatanteraka sy
hampiorina ary hampitoetra anareo.
11 Ho Azy anie ny fanjakana man-
drakizay mandrakizay. Amena.

12 Efa manoratra teny fohifohy
ho aminareo aho hampitondraina
any Silasy, izay ataoko ho rahalahy
mahatoky, dia mananatra anareo
aho ka manambara fa izany no tena
fahasoavan' Andriamanitra,—tomo-
era tsara amin' izany hianareo.

13 Izay any Babylona, voafidy
ho namanareo, manao veloma anareo,
ary Marka zanako koa. 14 Mifa-
naova veloma amy ny fanoroham-
pitiavana.

Ho aminareo rehetra izay ao ami-
ny Kristy anie ny fiadanana.

---

# NY EPISTILY FAHAROA

NOSORATANY

# PETERA.

---

*Fiarahabana, sy fananarana mba hitondra tena miendrika ny Kristiana.*

I. SIMONA Petera, mpanompo sy
Apostoliny Jesosy Kristy,
mamangy izay efa nahazo finoana
soa tahaka ny anay amy ny fahama-
rinany Jesosy Kristy, Andriamani-
tsika sy Mpamonjy:[3] 2 hampitom-
boina ho anareo anie ny fahasoavana
sy ny fiadanana amy ny fahalalana
tsara an' Andriamanitra sy Jesosy
Tompontsika.

3 Efa nomen' ny herin' Andria-
manitra ho antsika ny zavatra rehe-

---

[1] *Na:* izay andraikitrareo.

[2] *Gr.* presbytera.

[3] *Na:* ny fahamarinan' Andriamanitra sy Jesosy Kristy, Mpamonjy antsika.

tra momba ny fiainana sy ny toe-
panahy araka an' Andriamanitra
amy ny fahalalana Ilay niantso an-
tsika tamy ny voninahiny sy ny fa-
hatsarany;[1] 4 ary izany no naha-
tanterahany amintsika ireo teny
fikasana sady soa no lehibe indrin-
dra, mba ho tonga mpiray amy ny
fomban' Andriamanitra amin' izany
hianareo, rehefa afa-nandositra ny
fahalotoana izay eo amin' izao ton-
tolo izao noho ny filana; 5 koa noho
izany dia manaova izay zotom-po
rehetra kosa hianareo, ka amy ny
finoanareo dia manehoa fahatanja-
han-tsaina, ary amy ny fahatanja-
han-tsainareo dia fahalalana, 6 ary
amy ny fahalalanareo dia fahononam-
po, ary amy ny fahononam-ponareo
dia faharetana, ary amy ny fahare-
tanareo dia toe-panahy araka an'
Andriamanitra, 7 ary amy ny toe-
panahinareo araka an' Andriamani-
tra dia fitiavana ny rahalahy, ary
amy ny fitiavanareo ny rahalahy dia
fitiavana *ny olona rehetra.*

8 Fa raha ananareo izany zava-
tra izany, sady ananareo betsaka,
dia tsy avelan' izany ho malaina na
tsy hahavokatra hianareo amy ny
fahalalana tsara any Jesosy Kristy
Tompontsika. 9 Fa izay tsy ma-
nana izany zavatra izany kosa dia
*toa* jamba ka tsy mahajery lavitra,
sady nanadino ny nanadiovana azy
tamy ny fahotany fahiny izy. 10
Ary amin' izany dia mazotoa kokoa,
ry rahalahy, hampitoetra ny fian-
tsoana sy ny fifidianana anareo; fa
raha manao izany zavatra izany
hianareo, dia tsy ho tafintohina
akory mandrakizay; 11 fa toy iza-
ny no hanomezana malalaka ho ana-
reo ny fidirana ho any amy ny fan-
jakana mandrakizay, izay any Je-
sosy Kristy, Tompontsika sy Mpa-
monjy antsika.

*Fananarana mba hiorina tsara amy ny fampianarana marina.*

12 KOA hazoto mandrakariva ham-
pahatsiaro anareo ny amin'
izany zavatra izany aho, na dia efa
fantatrareo aza, ka efa naorina tsara
amy ny fahamarinana izay efa eo
*aminareo.* 13 Fa raha mbola eto
amin' ity trano-lay ity aho, dia atao-
ko fa mety ny hampifoha anareo
amy ny fampahatsiarovana anareo,
14 satria fantatro fa ho avy tam-
poka ny hanesorana ny trano-laiko,
dia toy ny nasehony Jesosy Kristy
Tompontsika tamiko koa. 15 Ary
dia hataoko izay zakako mba hisy
hahatsiarovanareo izany zavatra iza-
ny mandrakariva, rehefa maty aho.

16 Fa tsy nanaraka izay anganon-
gano noforonin' ny fahafetsen' ny
saina izahay, raha nampahafantatra
anareo ny hery sy ny fihaviany Je-
sosy Kristy Tompontsika; fa efa
hitan' ny masonay ny fiandrianany.
17 Fa nahazo laza amam-boninahi-
tra tamin' Andriamanitra Ray Izy,
raha tonga teo aminy avy tamy ny
voninahitra lehibe indrindra ilay feo
nanao hoe: "Ity no Zanako mala-
lako Izay sitrako" (Mat. xvii. 5).
18 Ary renay io feo avy tany an-
danitra io, raha niara-nipetraka ta-
miny tany an-tendrombohitra masina
izahay. 19 Ary manana ny teny
faminaniana atao mafy orina kokoa
isika; koa raha mandinika izany
hianareo, dia manao tsara, fa toy
ny jiro mahazava ao amy ny fitoe-
rana maizimaizina izany, mandra-
pahazavan' ny andro, ka miposaka
ao am-ponareo ny fitarik' andro; 20
fa fantatrareo voalohany indrindra
fa ny famoahan-kevitry ny famina-
niana ao amy ny Soratra *Masina* dia
tsy efan' ny fisainan' ny olona fotsi-
ny hiany; 21 fa tsy nisy faminani-
ana avy tamy ny sitrapon' ny olona
tany aloha rehetra; fa avy tamin'
Andriamanitra no nitenenan' ny

[1] *Na:* [tamy ny voninahitra sy ny fahatsarana].

olona araka izay nitondran' ny
Fanahy Masina azy.

*Ny hakafantarana ny mpampianatra sandoka, sy faminaniana ny handringanana azy.*

II. FA nisy mpaminany sandoka
teo amy ny olona Isiraely,
ary hisy koa mpampianatra sandoka
tahaka izany eo aminareo, izay hahatonga
mangingina sain-diso[1] mahavery
ary handa ny Tompo Izay
nividy azy aza ka hahatonga fahaverezana
tampoka ho amy ny tenany.
2 Ary maro no hanaraka ny
fijejojejoany; ka ireny no hitenenan-dratsy[2]
ny làlan' ny fahamarinana.
3 Ary amy ny hafatratry
ny fitiavany harena no hanaovany
varotra anareo amy ny teny mamitaka;
efa ela izay no tsy nijanonjanona
ny fitsarana ireny, ary tsy
rendremana ny fahaverezany.
4 Fa raha tsy navelan' Andriamanitra
ny anjely fony nanota, fa
noroahiny ho any amy ny helo ka
natolony ho ao an-davaka maizina[3]
mba hotehirizina ho amy ny fitsarana,—5
ary raha tsy namela izao
rehetra izao taloha Izy, fa namonjy
any Noa, mpitory ny fahamarinana,
sy ireo fito, fony nahatonga ny safodrano
tamy ny ratsy fanahy teo
amin' izao tontolo izao,—6 ary raha
nataony nanjary lavenona ny tanàna
Sodoma sy Gomora ka nohelohiny
horavana ary nataony fananarana
ho an' izay ratsy fanahy ato aoriana,—7
fa Lota marina, izay ory
dia ory noho ny fijejojejoan' ny
olona ratsy fanahy, no novonjeny
ho afaka 8 (fa izany lehilahy marina
izany, raha nitoetra teo aminy,
dia nahory loatra ny fanahiny marina
isan-andro isan-andro noho ny
nahitany sy ny nandrenesany ny
fandikan' ireo ny lalàna): 9 dia
fantatry ny Tompo izay hamonjeny
ny tsara fanahy amy ny fakampanahy
sy ny hitehirizany ny olona
tsy marina amy ny fijaliana ho amy
ny andro fitsarana,—10 indrindra
fa izay mandeha araka ny fitarihan'
ny nofo hila zava-mahaloto ka manamavo
ny *manana* fahalehibiazana.
Ireo dia olona sahisahy, mitompo
teny fantatra sady tsy matahotra
hiteny ratsy ny *manana* voninahitra.
11 Fa ny anjely aza, izay mihoatra
amy ny tanjaka sy ny hery, tsy
mitondra fiampangana hitenenandratsy
azy eo anatrehan' ny Tompo.
12 Fa ireo kosa izay miteny ratsy
ny zavatra tsy fantany (tahaka ny
biby tsy manan-tsaina, fa zava-manan-aina
fotsiny hiany, izay teraka
ho fisambotra sy ho famono) dia haringana
tokoa amy ny fahalotoany,
13 ary hiharan' ny ratsy ho valin'
ny faharatsiany izy. Ataony ho
zava-mahafinaritra ny ho velona vetivety
amy ny fy, ka be pentimpentina
sy tsiny izy sady velona amy
ny fy eo amy ny fanasam-pifankatiavany,[4]
raha miara-mihinana aminareo,
14 manana maso feno fijangajangana,
izay tsy mety mitsahatra
amy ny fahotana; dia mamitaka ny
tsy miorina tsara izy; ary mampahazatra
ny fony amy ny hafatratry
ny fitiavany harena, dia zanaky ny
fanozonana izy; 15 efa niala tamy
ny làlana mahitsy izy ka nivily nanaraka
ny làlany Balama, zanaky
Beora,[5] izay tia ny tambin' ny tsifahamarinana,
16 nefa voanatra izy
noho ny fahotany: ny boriky moana
dia nanao feon' olona ka nisakana
ny hadalan' ilay mpaminany.
17 Ireo dia loharano ritra, zavona
entin' ny tafio-drivotra, ka efa tehirizina
ho azy ny fahamaintisan' ny
maizina. 18 Fa mandoka fatratra
ny zava-poana ireo, ka ny filan' ny
nofo, dia ny fijejojejoana, no entiny
mamitaka ny olona izay saiky afaka

---

[1] *Na:* fitokoana. [2] *Gr.* hanaovana blasphemia; *izahao Mat.* ix. 3.
[3] *Na:* [nafatony tamy ny gadra fahamaizinana].
[4] *Na:* [amy ny famitahany]. [5] *Na:* [Bosora].

tsy ho naman' ny velona eo amy ny
fahadisoana intsony;[1] 19 fahafa-
hana no ampanantenainy ireny,
kanjo ny tenany aza dia andevon'
ny fahalotoana; fa izay maharesy
ny olona dia mahandevo azy.
20 Fa raha misy efa afaka amy
ny fahalotoan' izao tontolo izao no-
ho ny fahalalana tsara any Jesosy
Kristy, Tompo sy Mpamonjy, nefa
voasingotr' izany indray ka resy,
ny farany dia ratsy noho ny voalo-
hany. 21 Fa tsara aminy raha tsy
nahalala ny làlan' ny fahamarinana
toy izay hiala amy ny didy masina
natolotra azy, rehefa nahalala izany
izy. 22 Efa mihatra aminy ny
ohabolana marina hoe: "Ny amboa
miverina indray amy ny loany"
(Oha. xxvi. 11), ary: Ny kisoa-
vavy efa nisasa dia mihosim-potaka
indray.

*Ny amy ny hihavian' ny Tompo, sy fananarana noho izany.*

III. RY malala, ity no epistily
faharoa soratako ho ami-
nareo ankehitriny, ka izy roroa dia
samy entiko mampifoha ny sainareo
madio amy ny fampahatsiarovana,
2 mba hahatsiarovanareo ny teny
voalazan' ny mpaminany masina ra-
hateo sy ny didin' ny Tompo sady
Mpamonjy izay nentin' ny Apostoly
nirahina ho atỳ aminareo; 3 fa
fantatrareo voalohany indrindra fa
amy ny andro farany dia hisy mpa-
niratsira avy haniratsira, mandeha
araka ny filany 4 ka manao hoe:
Aiza ny teny fikasana ny amy ny
fihaviany? Fa hatrizay nodian' ny
razana mandry dia maharitra tsy
miova ny zavatra rehetra; eny, ha-
tramy ny nanaovana izao tontolo
izao aza.
5 Fa minia jamba ireo ka tsy
mahalala fa nisy hatramy ny ela ny
lanitra, ary nisy tany koa, izay nise-
ho avy tamy ny rano sady rano no
nanaovana azy tamy ny tenin' An-
driamanitra, 6 ary rano koa no
nandravana izao rehetra izao taloha
tamy ny nanasaforany azy; 7 fa
izao lanitra sy tany ankehitriny
izao dia hazonin' izany teny izany
ho amy ny afo ka tehirizina ho
amy ny andro fitsarana sy fandrin-
ganana ny ratsy fanahy.
8 Nefa, ry malala, izao zavatra
iray loha izao no aoka tsy hohadi-
noinareo: ny indray andro amy ny
Tompo dia toy ny arivo taona, ary
ny arivo taona toy ny indray andro.
9 Ny Tompo tsy mahela ny teny
fikasany, araka izay ataon' ny sa-
sany ho fahelany; fa mahari-po ami-
nareo Izy, ka tsy tiany hisy ho very,
fa mba ho tonga amy ny fibebahana
izy rehetra. 10 Fa ho avy tahaka
ny mpangalatra ny andron' ny Tom-
po, ary amin' izany ny lanitra dia
ho lasa amy ny firimorimoana mafy,
ary ho levon' ny afo ny tenan' ny
zavatra rehetra,[2] ka hodorana avo-
koa ny tany sy ny asa izay eo
aminy.
11 Koa raha ho levona toy izany
izao zavatra rehetra izao, dia olona
tokony hanao ahoana moa hianareo
amy ny fitondrantena masina sy ny
toe-panahy araka an' Andriamani-
tra, 12 sady manantena no mampa-
hafaingana[3] ny hihavian' ny an-
dron' Andriamanitra, izay hahamay
sy hahalevona ny lanitra ary han-
doro sy hampiempo ny tenan' ny
zavatra rehetra![2] 13 Kanefa isika,
araka ny teny fikasany, dia manan-
tena lanitra vaovao sy tany vaovao,
izay itoeran' ny fahamarinana.
14 Koa amin' izany, ry malala,
satria manantena izany zavatra iza-
ny hianareo, dia mazotoa mba ho
hita tsy manan-tsiny amam-pondro

[1] *Na:* Satria velona amy ny filan' ny nofo ireo, dia ny fandokafany fatratra ny zavapoana no entiny mitaona ny olona izay saiky afaka tsy ho naman' ny velona eo amy ny fahadisoana intsony ho amy ny fijejojejoana.

[2] *Na:* ny masoandro sy ny volana ary ny kintana.

[3] *Na:* maniry mafy.

eo anatrehan' ny Tompo amy ny
fihavanana. 15 Ary ny fahari-pon'
ny Tompontsika dia ekeo ho famon-
jena, tahaka ny voasoratry Paoly,
rahalahy malalantsika, taminareo
koa araka ny fahendrena nomena
azy, 16 tahaka ny ataony ao amy
ny epistiliny rehetra koa, fa mi-
laza izany zavatra izany ao aminy
izy ; ary amin' ireo dia misy zavatra
saro-pantarina, izay aolan' ny olona
kely fahalalana sady tsy miorina
tsara, tahaka ny anaovany ny teny
sasany amy ny Soratra *Masina* koa,
ka mahatonga fahaverezana ho any
ny tenany.
17 Koa, satria fantatrareo raha-
teo izany, ry malala, dia tandremo
fandrao ho voataonan' ny fahadi-
soan' ny ratsy fanahy hianareo ka
ho lavo hiala amin' izay iorenana-
reo ; 18 fa mitomboa amy ny faha-
soavana sy ny fahalalana any Jesosy
Kristy, Tompontsika sy Mpamonjy.
Ho Azy anie ny voninahitra anke-
hitriny sy mandrakizay. Amena.

---

# NY EPISTILY VOALOHANY

NOSORATANY

# JAONA.

*Ny firaisan' ny Kristiana amin' Andriamanitra, ary ny vavolombelona mampiseho sy mahamarina izany.*

I. IZAY hatramy ny voalohany,
dia izay efa renay, izay efa
hitan' ny masonay, izay efa noje-
renay sady efa notsapain' ny tàna-
nay, dia ny amy ny Teny Fiainana
2 (fa efa naseho ny fiainana, ary
efa nahita azy izahay, dia tonga
vavolombelona ka manambara ami-
nareo ny fiainana mandrakizay, izay
tao amy ny Ray ka efa naseho ta-
minay),—3 izay efa hitanay sy re-
nay no ambaranay aminareo, mba
hahazoanareo firaisana aminay koa ;
ary ny firaisanay dia amy ny Ray
sy aminy Jesosy Kristy Zanany. 4
Ary izao zavatra izao no soratanay,
mba ho tanteraka ny fifaliantsika.[1]
5 Ary izao no teny renay taminy
ka ambaranay aminareo : Andria-
manitra dia mazava, ary tsy misy
maizina akory ao aminy. 6 Raha
hoy isika : Manana firaisana aminy
isika, kanefa mandeha amy ny mai-
zina, dia mandainga isika ka tsy
manao ny marina. 7 Fa raha man-
deha eo amy ny mazava isika, ta-
haka Azy eo amy ny mazava, dia
manana firaisana isika, ary ny rany
Jesosy Zanany no manadio antsika
ho afaka amy ny ota rehetra.
8 Raha hoy isika : Tsy manana
ota isika, dia mamita-tena, ary ny
marina tsy ato anatintsika. 9 Raha
miaiky ny fahotantsika isika, dia
mahatoky sy marina Izy ka mamela
ny fahotantsika sy manadio antsika
ho afaka amy ny tsi-fahamarinana
rehetra. 10 Raha hoy isika : Tsy
nanota isika, dia mampandainga
Azy, ary ny teniny tsy ato anatin-
tsika.
II. Anaka, izany zavatra izany no
soratako aminareo mba tsy ha-
notanareo. Ary raha misy manota,
dia manana Solovava[2] ao amy ny

---

[1] *Na:* fifalianareo.

[2] *Gr.* Parakleto ; *izahao Jao.* xiv. 16.

Ray isika, dia Jesosy Kristy, Ilay
Marina; 2 ary Izy no avotra [1] noho
ny fahotantsika, ary tsy noho ny
antsika hiany, fa noho ny an' izao
tontolo izao koa.

3 Ary izao no ahafantarantsika
fa mahalala Azy isika, dia ny fitan-
dremana ny didiny. 4 Izay manao
hoe: Fantatro Izy, nefa tsy mitan-
drina ny didiny, dia mpandainga,
ary ny marina tsy ao anatiny. 5
Fa na iza na iza mitandrina ny
teniny, dia tanteraka ao aminy ma-
rina tokoa ny fitiavana an' Andria-
manitra; [2] izany no ahafantaran-
tsika fa ao aminy isika. 6 Izay [3]
milaza fa mitoetra ao aminy izy,
dia tsy maintsy mandeha toy izay
nandehanany koa.

7 Ry malala, tsy didy vaovao no
soratako aminareo, fa didy ela, izay
nananareo hatramy ny voalohany.
Ny didy ela dia ilay teny efa rena-
reo. 8 Ary koa, didy vaovao no
soratako aminareo, dia zavatra ma-
rina eo aminy sy eo aminareo, satria
miala ny maizina, ary ny mazava
marina no mahazava ankehitriny.

9 Izay milaza fa ao amy ny ma-
zava izy, kanefa mankahala ny ra-
halahiny, dia mbola ao amy ny mai-
zina hiany. 10 Izay tia ny raha-
lahiny no mitoetra ao amy ny ma-
zava, ka tsy misy fahatafintohinana
ao aminy. 11 Fa izay mankahala
ny rahalahiny dia ao amy ny maizina
ary mandeha ao amy ny maizina ka
tsy mahalala izay alehany, satria
ny maizina no efa nahajamba ny
masony.

*Fananarana mba tsy ho tia izao tontolo izao, na hofitahin' ny antikristy, fa mba hiorina tsara ao aminy Kristy.*

12 MANORATRA aminareo za-
naka aho, satria voavela
ny helokareo noho ny anarany. 13
Manoratra aminareo ray aho, satria
efa mahalala Ilay hatramy ny voa-
lohany hianareo. Manoratra ami-
nareo zatovo aho, satria efa naharesy
ilay ratsy hianareo.

Nanoratra taminareo ankizy ma-
dinika aho, satria efa mahalala ny
Ray hianareo. 14 Nanoratra ta-
minareo ray aho, satria efa nahalala
Ilay hatramy ny voalohany hiana-
reo. Nanoratra taminareo zatovo
aho, satria mahery hianareo, ary
mitoetra ao anatinareo ny tenin'
Andriamanitra, sady efa naharesy
ilay ratsy hianareo.

15 Aza tia izao tontolo izao, na
izay zavatra eo amin' izao tontolo
izao. Raha misy olona tia izao ton-
tolo izao, dia tsy ao anatiny ny fitia-
vana ny Ray. 16 Fa ny zavatra
rehetra eo amin' izao tontolo izao,
dia ny filan' ny nofo sy ny filan' ny
maso ary ny rehaka momba izao fiai-
nana izao, dia tsy avy amy ny Ray,
fa avy amin' izao tontolo izao hiany.
17 Ary mandalo izao fiainana izao
sy ny filany; fa izay manao ny
sitrapon' Andriamanitra no maha-
ritra mandrakizay.

18 Rankizy, izao no ora farany,
ary tahaka ny efa renareo fa ho avy
ny [4] antikristy, sady maro no anti-
kristy efa tonga sahady; koa izany
no ahafantarantsika fa izao no ora
farany. 19 Avy tamintsika hiany no
niala ireo, nefa tsy mba namantsika
izy; fa raha tàhiny namantsika izy,
dia ho nitoetra tamintsika hiany;
fa *efa niala izy*, mba haseho fa tsy
isantsika izy rehetra.

20 Fa hianareo kosa manana ho-
sotra avy amin' Ilay Masina ka
mahalala ny zavatra rehetra. 21
Tsy noho ny tsy ahafantaranareo ny
marina no nanoratako taminareo, fa
noho ny ahafantaranareo izany sy
noho ny tsi-fisiana lainga avy amy
ny marina. 22 Iza no mpandainga,

---

[1] *Na:* fanatitra fampiononam-pahatezerana; *izahao Rom.* iii. 25.
[2] *Na:* ny fitiavan' Andriamanitra.
[3] Izao no ahafantarantsika fa ao aminy isika: Izay, &c.
[4] *Na:* ilay.

afa-tsy ilay mandà any Jesosy tsy
ho Kristy? Izy no antikristy,[1] dia
izay mandà ny Ray sy ny Zanaka.
23 Izay rehetra mandà ny Zanaka
no tsy manana ny Ray koa; izay
manaiky ny Zanaka no manana ny
Ray koa.

24 Ary ny aminareo, dia izay efa
renareo hatramy ny voalohany no
aoka hitoetra ao anatinareo. Raha
mitoetra ao anatinareo izay efa re-
nareo hatramy ny voalohany, dia
hitoetra ao amy ny Zanaka sy ny
Ray kosa hianareo. 25 Ary izao
no teny fikasana izay nataony ta-
mintsika, dia ny fiainana mandra-
kizay.

26 Izany zavatra izany no voa-
soratro taminareo ny amy ny mami-
taka anareo. 27 Ary ny aminareo,
dia ilay hosotra noraisinareo taminy
no mitoetra ao aminareo, ka tsy mila
hampianarin' olona hianareo; fa
satria ny hosotra avy aminy no
mampianatra anareo ny zavatra re-
hetra, sady marina, fa tsy lainga
izany, dia tomoera ao aminy hia-
nareo araka ny nampianarany
anareo.

28 Ary ankehitriny, anaka, to-
moera ao aminy, mba hananantsika
fahasahiana, raha hiseho Izy, ka tsy
ho menatra eo anatrehany amy ny
fihaviany.

29 Raha fantatrareo fa marina
Izy, dia fantaro fa izay rehetra
manao ny marina no zanany nate-
rany.

*Ny fahazotoan' ny zanak' Andria-
manitra hanao ny sitrapon' ny
Rainy sy hifankatia amy ny na-
many, ary ny fahatokiana ana-
nany.*

III. ENDREY! manao ahoana
ny fitiavana nasehon' [2] ny
Ray ho antsika, dia ny niantsoana
antsika hoe zanak' Andriamanitra,
sady izany tokoa isi a! Koa noho
izany dia tsy mahalala antsika izao
tontolo izao, satria tsy nahalala Azy
izy. 2 Ry malala, ankehitriny aza
dia zanak' Andriamanitra isika, nefa
tsy mbola naseho izay ho toetsika
rahatrizay. Fantatsika fa raha hise-
ho Izy, dia ho tahaka Azy isika, fa
ho hitantsika Izy, dia izay tena en-
driny tokoa.

3 Ary izay rehetra manana izany
fanantenana miorina aminy izany
dia manadio ny tenany mba hadio
tahaka Azy. 4 Izay rehetra ma-
nota no mandika ny lalàna; fa ny
ota no fandikana ny lalàna. 5 Ary
fantatrareo fa Izy no naseho hanai-
sotra [3] ny ota; ary tsy mba misy ota
ao aminy. 6 Izay rehetra mitoetra
ao aminy dia tsy manota; izay re-
hetra manota dia tsy nahita na naha-
lala Azy.

7 Anaka, aza avela hisy hami-
taka anareo: izay manao ny marina
no marina; eny, marina tahaka
Azy. 8 Izay manota dia avy amy
ny devoly, satria ny devoly manota
hatramy ny voalohany. Izao no nise-
hoan' ny Zanak' Andriamanitra, dia
ny handrava ny asan' ny devoly. 9
Izay rehetra naterak' Andriamani-
tra no tsy manota, satria ny voany
mitoetra ao anatiny, ary tsy mahay
manota izy, satria naterak' Andria-
manitra.

10 Izany no mampiseho mihari-
hary izay zanak' Andriamanitra sy
izay zanaky ny devoly. Tsy mba
avy amin' Andriamanitra izay re-
hetra tsy manao ny marina sy izay
tsy tia ny rahalahiny. 11 Fa izao
no teny nampitondraina izay efa re-
nareo hatramy ny voalohany: tsy
maintsy mifankatia isika,—12 tsy
mba tahaka any Kaina izay avy
tamin' ilay ratsy ka namono ny
rahalahiny. Ary nahoana no na-
mono azy izy? Satria ratsy ny
asany, fa marina ny any ny raha-
lahiny.

13 Aza gaga, ry rahalahy, raha
halan' izao tontolo izao hianareo. 14

[1] *Na:* ilay antikristy. [2] *Gr.* nomen'. [3] *Na:* hitondra.

Fantatsika fa efa tafafindra niala
tamy ny fahafatesana ho amy ny
fiainana isika, satria tia ny raha-
lahy. Izay tsy tia dia mitoetra ao
amy ny fahafatesana hiany. 15
Izay rehetra mankahala ny rahala-
hiny dia mpamono olona; ary fan-
tatrareo fa tsy mba misy mpamono
olona manana fiainana mandrakizay
mitoetra ao anatiny.

16 Izao no ahafantarantsika ny
fitiavana, satria Izy no nanolotra
ny ainy hamonjy antsika; ary isika
kosa mba tokony hanolotra ny ain-
tsika hamonjy ny rahalahy. 17
Ary izay rehetra manam-pananana
amin' izao fiainana izao, ary mahita
ny fahantran' ny rahalahiny ka mi-
hirim-belona aminy, ahoana no itoe-
ran' ny fitiavana an' Andriamanitra
ao anatiny?

18 Anaka, aoka tsy ho tia amy ny
teny na amy ny lela isika, fa amy
ny asa sy amy ny marina. 19
Izany no hahafantarantsika fa avy
amy ny marina isika sy hampahato-
kiantsika ny fontsika eo anatrehany,
20 na amin' inona na amin' inona
no anamelohan' ny fontsika antsika,
satria Andriamanitra lehibe noho
ny fontsika ka mahalala ny zavatra
rehetra. 21 Ry malala, raha tsy
mba manameloka antsika ny fon-
tsika, dia manana fahasahiana eo
anatrehan' Andriamanitra isika. 22
Ary na inona na inona no angata-
hintsika dia raisintsika aminy, sa-
tria mitandrina ny didiny sy manao
izay ankasitrahana eo imasony isika.
23 Ary izao no didiny, dia ny hinoan-
tsika ny anarany Jesosy Kristy Za-
nany sy ny hifankatiavantsika araka
ny didy nomeny antsika. 24 Ary
izay mitandrina ny didiny no mi-
toetra ao aminy, ary Izy kosa ao
aminy. Ary izao no ahafantaran-
tsika fa mitoetra ao amintsika Izy,
dia ny Fanahy Izay nomeny an-
tsika.

*Ny amy ny fampianarana sandoka,
sy ny tokony hitiavantsika ny
rahalahy, ary ny hanekentsika ny
fanambaran' Andriamanitra ny
Zanany.*

IV. RY malala, aza mino ny fa-
nahy rehetra, fa izahao
toetra ny fanahy, na avy amin' An-
driamanitra ireny, na tsia, satria
maro ny mpaminany sandoka efa
lasa any amin' izao tontolo izao. 2
Izao no ahafantaranareo ny Fanahin'
Andriamanitra: Ny fanahy rehetra
izay manaiky fa efa tonga tamy ny
nofo Jesosy Kristy no avy amin'
Andriamanitra; 3 ary ny fanahy
rehetra izay tsy manaiky any Je-
sosy dia tsy mba avy amin' Andria-
manitra; ary izany no *fanahin'* ny
antikristy, izay efa renareo fa ho
avy, sady efa eo amin' izao tontolo
izao sahady izy.

4 Anaka, hianareo dia avy amin'
Andriamanitra ary efa naharesy
ireny, satria lehibe Izay ao amina-
reo noho izay ao amin' izao tontolo
izao. 5 Isan' izao tontolo izao
ireny, ka dia miteny araka ny an'
izao tontolo izao izy, ary mihaino
azy izao tontolo izao. 6 Avy amin'
Andriamanitra izahay; izay maha-
lala an' Andriamanitra no mihaino
anay; izay tsy avy amin' Andria-
manitra tsy mba mihaino anay.
Izany no ahafantarantsika ny fana-
hin' ny fahamarinana sy ny fanahin'
ny fampiviliana.

7 Ry malala, aoka hifankatia
isika; fa avy amin' Andriamanitra
ny fitiavana, ary izay rehetra tia no
naterak' Andriamanitra sady maha-
lala an' Andriamanitra. 8 Izay tsy
tia dia tsy mba mahalala an' An-
driamanitra; fa Andriamanitra dia
fitiavana. 9 Izao no nanehoana ny
fitiavan' Andriamanitra antsika:
Andriamanitra naniraka ny Zanani-
lahy Tokana tamin' izao tontolo
izao, mba hahavelona antsika amy
ny alalany. 10 Izao no fitiavana:
tsy ny nitiavantsika an' Andriama-

nitra, fa ny nitiavany antsika, ka
nirahiny ny Zanany ho avotra [1] noho
ny fahotantsika. 11 Ry malala,
raha izany no nitiavan' Andriama-
nitra antsika, dia mba tokony hifan-
katia kosa isika.

12 Tsy mbola nisy olona nahita
an' Andriamanitra na oviana na
oviana. Raha mifankatia isika, dia
mitoetra ato amintsika Andriama-
nitra, ary tanteraka ato amintsika
ny fitiavany.[2] 13 Izao no ahafan-
tarantsika fa mitoetra ao aminy
isika, ary Izy ato amintsika, dia ny
nanomezany antsika ny Fanahiny.
14 Ary izahay efa nahita ka ma-
nambara fa ny Ray efa naniraka ny
Zanaka ho Mpamonjy izao tontolo
izao. 15 Na iza na iza manaiky fa
Zanak' Andriamanitra Jesosy, dia
mitoetra ao aminy Andriamanitra,
ary izy kosa ao amin' Andriamani-
tra. 16 Ary isika efa mahalala sy
mino ny fitiavan' Andriamanitra an-
tsika. Andriamanitra dia fitiavana;
ary izay mitoetra amy ny fitiavana
no mitoetra ao amin' Andriamani-
tra, ary Andriamanitra ao aminy.

17 Izany no ahatanterahana ny
fitiavana amintsika, mba hananan-
tsika fahasahiana amy ny andro
fitsarana; fa tahaka Azy isika eo
amin' izao tontolo izao. 18 Tsy
manan-tahotra ny fitiavana; fa ny
fitiavana tanteraka mandroaka ny
tahotra; fa mampahory ny tahotra.
Fa izay matahotra dia tsy mbola
tanteraka amy ny fitiavana. 19
Isika tia, satria Izy efa tia antsika
taloha.

20 Raha misy manao hoe: Tia
an' Andriamanitra aho, nefa man-
kahala ny rahalahiny, dia mpan-
dainga izy; fa izay tsy tia ny raha-
lahiny izay hitany, hataony ahoana
no fitia an' Andriamanitra Izay tsy
hitany? 21 Ary izao no didy efa
azontsika taminy: Izay tia an' An-
driamanitra dia tsy maintsy tia ny
rahalahiny koa.

V. Izay rehetra mino fa Jesosy no
Kristy dia naterak' Andriama-
nitra; ary izay rehetra tia Izay
niteraka dia tia izay naterany koa.

2 Izao no ahafantarantsika fa tia
ireo zanak' Andriamanitra isika,
dia ny itiavantsika an' Andriamani-
tra sy ny ankatoavantsika ny didiny.
3 Fa izao no fitiavana an' Andria-
manitra, dia ny hitandremantsika
ny didiny, sady tsy mavesatra ny
didiny. 4 Fa izay rehetra naterak'
Andriamanitra dia maharesy izao
tontolo izao; ary ny fandresena izay
enti-maharesy izao tontolo izao dia
ny finoantsika. 5 Iza moa no ma-
haresy izao tontolo izao afa-tsy izay
mino fa Jesosy no Zanak' Andria-
manitra?

6 Izy ilay avy tamy ny rano sy
ny ra, dia Jesosy Kristy; tsy tamy
ny rano hiany, fa tamy ny rano sy
ny ra. Ary ny Fanahy no manam-
bara, satria ny Fanahy no fahama-
rinana. 7 Fa misy telo izay ma-
nambara, 8 dia ny Fanahy sy ny
rano ary ny ra; ary mifanaraka
tsara izy telo. 9 Raha mandray ny
fanambaran' ny olona isika, lehibe
lavitra ny fanambaran' Andriama-
nitra; fa ny fanambaran' Andria-
manitra dia ny nanambarany ny Za-
nany.

10 Izay mino ny Zanak' Andria-
manitra no manana ny fanambarana
ao anatiny; izay tsy mino an' An-
driamanitra dia efa nampandainga
Azy, satria tsy mino ny fanamba-
rana izay nanambaran' Andriama-
nitra ny Zanany izy. 11 Ary izao
no fanambarany: Fiainana mandra-
kizay no omen' Andriamanitra an-
tsika, ary ao amy ny Zanany izany
fiainana izany. 12 Izay manana ny
Zanaka no manana ny fiainana;
izay tsy manana ny Zanak' Andria-
manitra no tsy manana ny fiainana.

[1] *Na:* fanatitra fampiononam-pahatezerana; *izahao* ii. 2. [2] *Na:* ny fitiavana Azy.

*Ny amy ny fivavahana, ary ny tsi-fitovian' ny zanak' Andriamanitra amy ny ratsy fanahy.*

13 IZANY no nosoratako amina-
reo, izay mino ny anaran'
ny Zanak' Andriamanitra, mba ho
fantatrareo fa manana fiainana man-
drakizay hianareo.
14 Ary izao no fahasahiana ana-
nantsika eo anatrehany : Raha man-
gataka zavatra araka ny sitrapony
isika, dia mihaino antsika Izy; 15
ary raha fantatsika fa mihaino an-
tsika Izy, na inona na inona no
angatahintsika, dia fantatsika fa
azontsika izay angatahintsika aminy.
16 Raha misy mahita ny rahala-
hiny manao ota tsy mahafaty, dia
aoka hifona ho azy izy, ary *Andria-
manitra* no hanome azy fiainana [1]
ho an' izay manao ota tsy mahafaty.[2]
Misy ota mahafaty;[3] tsy mba la-
zaiko fa tokony hangataka ny amin'
izany izy. 17 Ota avokoa ny tsi-
fahamarinana rehetra; ary misy
ota tsy mahafaty.[2]
18 Fantatsika fa izay rehetra
naterak' Andriamanitra dia tsy
manota; fa izay naterak' Andria-
manitra dia miaro ny tenany,[4] ka
tsy mikasika azy akory ilay ratsy.
19 Fantatsika fa avy amin' Andria-
manitra isika, ary izao tontolo izao
kosa dia mipetraka eo amin' ilay
ratsy avokoa. 20 Ary fantatsika
fa tonga ny Zanak' Andriamanitra
ka efa nanome antsika ny fahazavan-
tsaina, mba ho fantatsika Ilay ma-
rina; ary isika ao amin' Ilay marina,
dia ao aminy Jesosy Kristy Zanany.
Izy no Andriamanitra marina sy
fiainana mandrakizay. 21 Anaka,
arovy ny tenanareo amy ny sampy.

---

## NY EPISTILY FAHAROA

NOSORATANY

# JAONA.

*Anatra ny amy ny faharetana amy ny marina, sy ny tsy handraisana ny mpampianatra sandoka.*

1 IZAHO loholona [5] mamangy an'
itompokovavy [6] voafidy sy ny
zanany, izay tiako amy ny fahama-
rinana (ary tsy izaho hiany, fa izay
rehetra mahalala ny marina koa) 2
noho ny fahamarinana izay mitoetra
ato anatintsika sady ho ato amin-
tsika mandrakizay : 3 ho amintsika
ny fahasoavana sy ny famindrampo
ary ny fiadanana avy amin' Andria-
manitra Ray sy Jesosy Kristy,
Zanaky ny Ray, amy ny fahamari-
nana sy ny fitiavana.
4 Faly indrindra aho, satria misy
hitako ny zanakao sasany mandeha
amy ny fahamarinana araka ny
nandraisantsika didy tamy ny Ray.
5 Ary mangataka aminao aho an-
kehitriny, tompokovavy,[7] tsy toy ny
manoratra didy vaovao aminao, fa
ilay nananantsika hatramy ny voa-
lohany hiany, dia aoka hifankatia

---

[1] *Na:* ary hanome fiainana ho azy, dia. [2] *Gr.* ota tsy ho amy ny fahafatesana.
[3] *Gr.* ota ho amy ny fahafatesana. [4] *Na:* Ilay naterak' Andriamanitra no miaro azy.
[5] *Gr.* Ny presbytera. [6] *Na:* any Kyria. [7] *Na:* ry Kyria.

isika. 6 Ary izao no fitiavana, dia
ny handehanantsika araka ny didiny.
Izany no didy, tahaka ny efa rena-
reo hatramy ny taloha hiany, dia ny
handehananareo aminy.

7 Fa maro ny mpamitaka efa lasa
any amin' izao tontolo izao, dia ireny
tsy manaiky fa efa tonga tamy ny
nofo Jesosy Kristy. Izy no mpa-
mitaka sy antikristy. 8 Mitandre-
ma hianareo, fandrao mahavery izay
namonoanay tena, fa mba handraisa-
nareo valim-pitia tanteraka. 9 Izay
rehetra mitarika, nefa tsy mitoetra
ao amy ny fampianarany Kristy,
dia tsy manana an' Andriamanitra.
Izay mitoetra ao amy ny fampiana-
rana, dia izy no manana ny Ray sy
ny Zanaka. 10 Raha misy olona
mankeo aminareo ka tsy mitondra
izao fampianarana izao, aza mam-
piantrano azy na miarahaba azy
akory; 11 fa izay miarahaba azy
dia miombona amy ny ratsy ataony.

12 Manana zavatra maro hosora-
tana aminareo aho, nefa tsy tiako
hatao amy ny taratasy sy ny rano-
mainty izany; fa manantena ho
tonga atỳ aminareo aho ka hiteny
mifanatrika, mba ho tanteraka ny
fifalianareo. 13 Ny zanaky ny ra-
havavinao voafidy manao veloma
anao.

---

# NY EPISTILY FAHATELO

NOSORATANY

# JAONA.

---

*Fisaorana any Gaio noho ny nandraisany vahiny, sy filazana ny aminy Diotrefa sy Demetrio.*

1 IZAHO loholona [1] mamangy any
Gaio, ilay malala, izay tiako
amy ny fahamarinana.

2 Ry malala, mangataka aho mba
hambinina sy ho salama amy ny
zavatra rehetra anie hianao, tahaka
izay anambinana ny fanahinao hiany.
3 Fa faly indrindra aho, fony nisy
rahalahy tonga ka nanambara ny
fahamarinanao, dia toy ny andeha-
nanao araka ny fahamarinana. 4
Tsy manana fifaliana mihoatra noho
izao aho, dia ny andrenesako fa
mandeha araka ny fahamarinana ny
zanako.

5 Ry malala, manao asa maha-
toky hianao na amin' inona na amin'
inona ataonao amin' ireo rahalahy
ireo, na dia vahiny aza izy, 6 izay
nanambara ny fitiavanao teo anatre-
han' ny fiangonana ; [2] dia ho soa no
ataonao, raha mamoaka azy koa
araka izay miendrika hatao noho ny
amin' Andriamanitra hianao ; 7 fa
noho ny Anarana no niaingany, ka
tsy naka na inona na inona tamy
ny jentilisa izy. 8 Koa isika dia
tokony handray tsara izay toy izany,
mba ho mpiara-miasa aminy amy ny
fahamarinana.

9 Nanoratra tamy ny fiangonana [2]
hiany aho ; nefa Diotrefa, izay te-ho
lohany, dia tsy mba mandray anay.
10 Koa amin' izany, raha tonga
aho, dia hotsarovako izay asa ataony,
fa mibedibedy foana manaratsy anay
izy; ary tsy afa-po amin' izany
hiany, fa ny tenany dia tsy man-

---

[1] *Gr.* Ny presbytera.

[2] *Gr.* eklesia.

dray ireo rahalahy ireo, ary izay
ta-handray azy dia rarany sy roahiny
hiala amy ny fiangonana.[1]
11 Ry malala, aza ny ratsy no
alain-tahaka, fa ny tsara. Izay
manao ny tsara no avy amin' An-
driamanitra; fa izay manao ny
ratsy tsy mba nahita an' Andria-
manitra.
12 Demetrio dia tsara laza amy
ny olona rehetra sy amy ny faha-
marinana koa; ary izahay koa ma-
nàmbara izany, ary fantatrao fa
marina ny fanambaranay.
13 Nanana zavatra maro hosora-
tana aho, nefa tsy tiako hosoratana
aminao amy ny ranomainty sy ny
penina;[2] 14 fa manantena hahita
anao faingana hiany aho, dia hiteny
mifanatrika isika.
Ho aminao anie ny fiadanana.
Ny sakaiza *atỳ* manao veloma anao.
Veloma amy ny sakaiza tsirairay
araka ny anarany avy.

---

## NY EPISTILY NOSORATANY

# JODA.

---

*Fananarana ny amy ny mpampia-*
*natra sandoka.*

1 JODA, mpanompony Jesosy
Kristy sady rahalahiny
Jakoba, mamangy izay olona voan-
tso, malala ao amin' Andriamanitra
Ray sy voatahiry ho any Jesosy
Kristy: 2 hampitomboina ho anareo
anie ny famindrampo sy ny fiada-
nana ary ny fitiavana.
3 Ry malala, raha nanao izay
zotom-po rehetra hanoratra amina-
reo aho hilaza ny amy ny famonjena
iombonantsika, dia nisy nahatery
ahy hanoratra aminareo, hananatra
mba hiezahanareo mafy hiaro ny
finoana izay efa voatolotra indray
mandeha monja ho any ny olona
masina. 4 Fa misy olona sasany
efa niditra misokosoko, izay voaso-
ratra fahiny ho amin' izany faha-
melohana izany, dia olona ratsy
fanahy, izay mamadika ny fahasoa-
van' Andriamanitsika ho fijejojejoa-
na sady mandà ny Andrian-tokana,
dia Jesosy Kristy Tompontsika.[3]
5 Ary ta-hampahatsiaro anareo
aho, na dia efa fantatrareo rahateo
aza ny zavatra rehetra, fa rehefa
novonjen' ny Tompo ho afaka tany
Egypta ny olona, dia naringany
hiany tao aorian' izany izay tsy
nino. 6 Ary ny anjely izay tsy
nitana ny anjara-fanapahany, fa
nandao ny fonenany, dia voahazony
amy ny fatorana mandrakizay ao
amy ny maizina ho amy ny andro
fitsarana lehibe. 7 Ary toy izany
koa, Sodoma sy Gomora mbamy ny
tanàna nanodidina azy, izay nijanga-
janga tahaka azy koa ka lasa nana-
raka nofo hafa, dia aseho ho fana-
narana amy ny iaretany fijaliana
amy ny afo maharitra mandrakizay.
8 Kanefa toy izany koa, ireo dia
manonofy ka mandoto ny nofo sady
mandà ny *manana* fahalehibiazana
ary miteny ratsy[4] *ny manana* voni-
nahitra. 9 Fa Mikaela arikanjely
aza, raha niady tamy ny devoly ka
nifanditra ny amy ny fatiny Mo-
sesy, dia tsy sahy niteny ratsy haha-
meloka azy, fa hoy izy: Hananatra

---

[1] *Gr.* eklesia. [2] *Gr.* volotara. [3] *Na:* mandà ny Andrian-tokana sy Jesosy Kristy Tompontsika. [4] *Gr.* manao blasphemia; *izahao Mat.* ix. 3.

anao anie Jehovah. 10 Fa ireo
kosa dia miteny ratsy izay zavatra
rehetra tsy fantany akory; ary izay
zavatra fantany fotsiny tahaka *ny
fahalalan'* ny biby tsy manan-tsaina
kosa no animbany[1] ny tenany. 11
Hahita loza izy! fa efa nandeha
tamy ny lȧlany Kaina, sady efa
nimaona fatratra hanaraka ny faha-
disoany Balama hahazoany tamby,
ary efa ringana tamy ny fiodinany
Kora izy.

12 Ireo no harambato voasaron-
drano[2] eo amy ny fanasam-pifanka-
tiavanareo,raha miara-mihinana ami-
nareo izy, dia mpiandry mamahan-
tena, nefa tsy matahotra; rahona
tsy misy rano, entin' ny rivotra,
ireo; hazo fararano, nefa tsy misy
voany, indroa maty, voafongotra;
13 onjan-dranomasina mitopatopa
mamorivory ny fahamenarany; kin-
tana mifindrafindra, ka voatahiry
ho azy mandrakizay ny fahamain-
tisan' ny maizina.

14 Ary Enoka koa, ilay fahafito
nandimby any Adama, dia efa na-
minany ny amin' ireny olona ireny
ka nanao hoe: "Indro, tonga Je-
hovah mbamy ny masiny tsy omby
alinalina 15 hitsara ny olona rehetra
sy hampiaiky ny olona ratsy fanahy
rehetra ny asan' ny haratsiam-pa-
nahy rehetra, izay nataony tamy
ny haratsiam-panahiny sy ny teny
sarotra rehetra izay nitenenan' ny
mpanota ratsy fanahy hanohitra
Azy."

16 Ireo dia mpimonomonona sy
mpimoimoy, mandeha araka ny
filany (ary ny vavany manao teny
miavonavona loatra) ka mandoka
olona mba hahazoany zavatra.

17 Fa tsarovinareo, ry malala,
ny teny voalazan' ny Apostoliny
Jesosy Kristy Tompontsika fahiny;
18 fa efa nilaza taminareo hoe izy:
Amy ny andro farany dia hisy
mpaniratsira, mandeha araka ny
filan' ny haratsiam-panahiny. 19
Ireo no mahatonga fisarahana, dia
olona araka ny nofo hiany, fa tsy
mba manana ny Fanahy.[3] 20 Fa
hianareo kosa, ry malala, dia mi-
fampandrosoa amy ny finoanareo
masina indrindra, ka mivavaha ao
amy ny Fanahy Masina; 21 ary
tehirizo ny tenanareo ao amy ny
fitiavan' Andriamanitra, miandry
ny famindrampony Jesosy Kristy
Tompontsika ho fiainana mandra-
kizay. 22 Ary amindrao fo ny
sasany izay miahanahana;[4] 23 ary
ny sasany kosa sariho avy amy ny
afo no famonjy azy; ary ny sasany
indray amindrao fo amin-tahotra,
ka mankahalȧ na dia ny akanjo
voapentimpentin' ny nofo aza.

24 Ary ho an' Izay maharo ana-
reo mba tsy ho tafintohina, ary
hametraka anareo tsy hanan-tsiny
eo anoloan' ny voninahiny amy ny
firavoravoana, 25 ho an' Andria-
manitra tokana, Mpamonjy antsika,
amy ny alalany Jesosy Kristy Tom-
pontsika anie ny voninahitra sy ny
fahalehibiazana, ny fanjakana sy
ny fahefana hatramy ny taloha in-
drindra sy ankehitriny ary mandra-
kizay. Amena.

[1] *Na:* andotoany.
[2] *Na:* Ireo no pentimpentina.
[3] *Na:* tsy mba manana fanahy.
[4] *Na:* raha miady aminareo izy.

# APOKALYPSY,

NA

# FANAMBARANA.

*Fitarihan-teny.*

I. NY Fanambarany Jesosy Kris-
ty, izay nomen' Andriamani-
tra Azy, mba hasehony amy ny
mpanompony izay zavatra tsy main-
tsy ho tonga faingana; ary nani-
raka ny anjeliny Izy hanambara
aminy Jaona mpanompony, 2 izay
nanambara ny tenin' Andriamanitra
sy ny filazana any Jesosy Kristy,
dia ny zavatra rehetra izay efa
hitany.
3 Sambatra izay mamaky sy ny
mihaino ny tenin' ity faminania-
na ity ka mitandrina izay voasora-
tra ato anatiny; fa antomotra ny
andro.
4 Jaona mamangy ny fiangonana[1]
fito any Asia: Ho aminareo anie
ny fahasoavana sy ny fiadanana avy
amin' Ilay ankehitriny sy taloha
ary ho avy; ary avy amy ny Fanahy
fito izay eo anoloan' ny seza fian-
drianany; 5 ary avy aminy Jesosy
Kristy, Vavolombelona marina sy
Lahimatoa amy ny maty ary Le-
hiben' ny mpanjaka amy ny tany.
Ho an' Izay tia antsika ka na-
maha[2] antsika ho afaka amy ny
fahotantsika tamy ny rany, 6 sady
efa nanao antsika ho fanjakana, dia
mpisorona ho an' Andriamanitra
Rainy,—ho Azy anie ny voninahitra
sy ny fanjakana mandrakizay man-
drakizay. Amena.
7 Indro Izy avy amy ny rahona;
ary ny maso rehetra hahita Azy, na
dia izay nandefona Azy aza; ary
hitomany Azy ny firenena rehetra
ambonin' ny tany. Eny, Amena.
8 Izaho no Alfa sy Omega, hoy
ny Tompo Andriamanitra, Ilay an-
kehitriny sy taloha ary ho avy, dia
ny Tsitoha.

*Ny fisehoan' ny voninahitry Kristy.*

9 IZAHO Jaona, rahalahinareo sy
namanareo amy ny fahoriana
ary amy ny fanjakana sy ny fahare-
tana ao aminy Jesosy, dia tao amy
ny nosy atao hoe Patmo noho ny
tenin' Andriamanitra sy ny filazana
any Jesosy. 10 Voatsindrin' ny
Fanahy tamy ny Andron' ny Tompo
aho ka nahare feo mahery teo ivo-
hoko, toy ny feon' ny trompetra, 11
nanao hoe: Izay zavatra hitanao
dia soraty eo amy ny boky, ka am-
pitondray ho any amy ny fiango-
nana[1] fito, dia ho any Efesosy sy
Smyrna sy Pergamosy sy Tyatira
sy Sardisy sy Filadelfia ary Laodikia.
12 Dia nitodika aho nizaha ilay
feo niteny tamiko. Koa rehefa ni-
todika aho, dia nahita fanaovan-jiro
volamena fito; 13 ary teo afovoan'
ny fanaovan-jiro dia nisy Anankiray
tahaka ny Zanak' olona[3] niakanjo
akanjo lava hatrany an-tongony
sady nisikina fisikinam-bolamena
teo amy ny tratrany. 14 Ary ny
lohany sy ny volony dia fotsy ta-
haka ny volon' ondry fotsy, dia
tahaka ny orampanala, ary ny ma-
sony tahaka ny lelafo; 15 ary ny
tongony tahaka ny varahina man-
ganohano, hoatra ilay voadio teo
amy ny fandrendrehana iny; ary
ny feony toy ny firohondrohon' ny
rano be. 16 Ary nitana kintana
fito teny an-tànany ankavanana Izy;

[1] *Gr.* eklesia. [2] *Na:* [nanasa]. [3] *Na:* toa zanak' olona.

ary nisy sabatra maranitra roa lela
nivoaka avy teo am-bavany; ary ny
tarehiny dia tahaka ny masoandro
mamirapiratra amy ny heriny.
17 Ary raha nahita Azy aho, dia
lavo niankohoka tahaka ny maty
teo anoloan' ny tongony. Fa Izy
nanendry ahy tamy ny tànany an-
kavanana ka nanao hoe: Aza ma-
tahotra; Izaho no Voalohany sy
Farany, 18 dia Ilay velona; efa
maty Aho, nefa, indro, velona man-
drakizay mandrakizay sady manana
ny fanalahidin' ny fahafatesana sy
ny fiainan-tsi-hita.[1] 19 Koa soraty
izay zavatra efa hitanao, na izay
zavatra ankehitriny, na izay zavatra
mbola ho avy rahatrizay, 20 dia ny
zava-miafina ny amy ny kintana
fito izay efa hitanao teny an-tànako
ankavanana sy ny fanaovan-jiro
volamena fito. Ny kintana fito dia
ny anjelin' ny fiangonana[2] fito; ary
ny fanaovan-jiro fito dia fiangonana[2]
fito.

*Ny Epistily ho any ny fiangonana fito tany Asia.*

(1) *Efesosy.*

II. SORATY ho amy ny anjelin'
ny fiangonana[2] any Efe-
sosy:
Izao no lazain' Ilay mihazona ny
kintana fito eny an-tànany ankava-
nana sady mandeha eo afovoan' ny
fanaovan-jiro volamena fito: 2 Fan-
tatro ny asanao sy ny fikelezanao
aina sy ny faharetanao ary ny tsi-
fahazakanao izay mpanao ratsy; ary
hianao efa nizaha toetra izay milaza
ny tenany ho Apostoly, kanjo tsy
izy, ary hitanao fa mpandainga izy;
3 ary manana faharetana hianao ka
niaritra noho ny anarako sady tsy
reraka.
4 Kanefa manan-teny aminao
Aho, satria efa niala tamy ny fitia-
vanao voalohany hianao. 5 Koa
tsarovy izay nitoeranao fony tsy
mbola lavo, dia mibebaha, ka ma-
naova ny asa voalohany; fa raha
tsy izany, dia ho avy aminao Aho
ka hamindra ny fanaovan-jironao
hiala amy ny fitoerany, raha tsy
mibebaka hianao. 6 Kanefa izao
no toetranao:[3] halanao ny asan' ny
Nikolaita, izay halako koa.
7 Izay manan-tsofina, aoka izy
hihaino izay lazain' ny Fanahy amy
ny fiangonana.[2] Izay maharesy dia
havelako hihinana ny avy amy ny
hazon' aina, izay eo amy ny Para-
disan' Andriamanitra.

(2) *Smyrna.*

8 Ary soraty ho amy ny anjelin'
ny fiangonana[2] any Smyrna:
Izao no lazain' ny Voalohany sy
ny Farany, Izay efa maty, nefa ve-
lona indray: 9 Fantatro ny faho-
rianao sy ny fahantranao (nefa ma-
nan-karena hianao), ary ny fitene-
nan-dratsy[4] ataon' izay milaza ny
tenany ho Jiosy, kanjo tsy izy, fa
synagogany Satana. 10 Aza mata-
hotra izay efa hiaretanao; indro, ny
devoly efa hanao ny sasany amina-
reo ao an-trano-maizina, mba ho
voazaha toetra hianareo, ary hanam-
pahoriana hafoloana. Aoka ho ma-
hatoky hatramy ny fahafatesana
hianao, dia homeko anao ny satro-
boninahitra fiainana.
11 Izay manan-tsofina, aoka izy
hihaino izay lazain' ny Fanahy amy
ny fiangonana.[2] Izay maharesy dia
tsy hosimban' ny fahafatesana fa-
haroa.

(3) *Pergamosy.*

12 Ary soraty ho amy ny an-
jelin' ny fiangonana[2] any Perga-
mosy:
Izao no lazain' Ilay manana ny
sabatra roa lela maranitra: 13 Fan-
tatro izay onenanao, dia ao amy ny
itoeran' ny seza fiandrianany Sa-

[1] *Gr.* Hadesy. [2] *Gr.* eklesia. [3] *Gr.* anananao.
[4] *Gr.* blasphemia; *izahao Mat.* ix. 3.

tana; ary mitana mafy ny anarako
hianao ka tsy nandà ny finoana
Ahy, na dia tamy ny androny An-
tipasy martiorako aza, izay lehilahy
nahatoky Ahy, dia ilay novonoina
teo aminareo, teo amin' izay one-
nany Satana.
14 Kanefa manan-teny kely ami-
nao Aho, fa misy eo aminao izay
mitana ny fampianarany Balama,
ilay nanome fo any Balaka hanisy
fahatafintohinana teo anoloan' ny
Zanak' Isiraely, hihinana hena na-
terina tamy ny sampy sy hijanga-
janga. 15 Ary toy izany koa, misy
eo aminao izay mitana ny fampiana-
ran' ny Nikolaita tahaka ny an'
ireny. 16 Koa dia mibebaha; fa
raha tsy izany, dia ho avy aminao
faingana Aho ka hamely ireo amy
ny sabatry ny vavako.
17 Izay manan-tsofina, aoka izy
hihaino izay lazain' ny Fanahy amy
ny fiangonana.[1] Izay maharesy dia
homeko mana miafina sady homeko
vato fotsy, ary eo amy ny vato dia
misy anaram-baovao voasoratra, izay
tsy fantatr' olona afa-tsy izay man-
dray azy hiany.

(4) *Tyatira.*

18 Ary soraty ho amy ny anje-
lin' ny fiangonana [1] any Tyatira:
Izao no lazain' ny Zanak' Andria-
manitra, Izay manana maso toy ny
lelafo, ary ny tongony tahaka ny
varahina manganohano: 19 Fan-
tatro ny asanao sy ny fitiavanao sy
ny finoanao sy ny fanompoanao ary
ny faharetanao, ary ny asanao fa-
rany dia be noho ny voalohany.
20 Kanefa manan-teny aminao
Aho, satria hianao mandefitra amin'
ilay vehivavy Jezebela, izay milaza
ny tenany ho mpaminanivavy ka
mampianatra sady manoloky ny
mpanompoko hijangajanga sy hihi-
nana hena naterina tamy ny sampy.
21 Ary nomeko andro hibebahany
izy, nefa tsy mety mibebaka amy ny
fijangajangany izy. 22 Indro, ham-
pandamahiko eo am-pandriana izy,
ary izay mijangajanga aminy dia
hataoko ao amy ny fahoriana lehibe,
raha tsy hibebaka amy ny asan-
dravehivavy izy. 23 Ary hovo-
noiko amy ny fahafatesana ny za-
nany; ary ny fiangonana [1] rehetra
hahalala fa Izaho no mandinika ny
voa sy ny fo; ary homeko araka ny
asanareo avy hianareo rehetra.
24 Fa aminareo izay sisa any
Tyatira, dia izay tsy manana izany
fampianarana izany sady tsy mba
mahalala ny ataon' ireo hoe 'sain-
daliny Satana,' dia izao no lazaiko:
tsy hovesarako entana hafa hiana-
reo; 25 kanefa izay anananareo dia
tano mafy mandra-pihaviko.
26 Ary izay maharesy ka mitan-
drina ny asako hatramy ny farany
dia homeko fahefana amy ny jenti-
lisa; 27 ary hiandry azy amy ny
tehim-by izy ka *hanorotoro azy* toy
ny fanorotoro vilany tany, dia araka
izay efa noraisiko tamy ny Raiko.
28 Ary homeko azy ny kintana
fitarika andro. 29 Izay manan-
tsofina, aoka izy hihaino izay
lazain' ny Fanahy amy ny fiango-
nana.[1]

(5) *Sardisy.*

III. Ary soraty ho amy ny anjelin'
ny fiangonana [1] any Sardisy:
Izao no lazain' Ilay manana ny
Fanahy fiton' Andriamanitra sy ny
kintana fito: Fantatro ny asanao, fa
manana anarana ho velona hianao,
kanjo maty hiany. 2 Miambena,[2]
ka aoreno tsara ny zavatra sisa izay
saiky maty; fa tsy nisy hitako [3]
tanteraka ny asanao eo anatrehan'
Andriamanitro. 3 Dia tsarovy ny
amy ny nandraisanao sy ny nandre-
nesanao, ary tano mafy, ka mibe-
baha. Koa raha tsy hiambina [4]
hianao, dia ho tonga toy ny fihavin'
ny mpangalatra Aho, ka tsy ho fan-
tatrao izay ora hihaviako aminao.

---

[1] *Gr.* eklesia. [2] *Gr.* Miareta tory. [3] *Na:* [tsy hitako]. [4] *Gr.* hiari-tory.

4 Kanefa misy olona[1] vitsy atỳ
aminao atỳ Sardisy izay tsy nan-
doto ny fitafiany; ary hiara-man-
deha amiko mitafy lamba fotsy ireo,
satria miendrika izy.

5 Izay maharesy dia hitafy lamba
fotsy tahaka ireo koa, ary tsy hamo-
no ny anarany eo amy ny bokin' ny
fiainana tokoa Aho, fa hanaiky ny
anarany eo anatrehan' ny Raiko sy
eo anatrehan' ny anjeliny. 6 Izay
manan-tsofina, aoka izy hihaino izay
lazain' ny Fanahy amy ny fiangonana.[2]

(6) *Filadelfia.*

7 Ary soraty ho amy ny anjelin'
ny fiangonana[2] any Filadelfia :

Izao no lazain' Izay masina, Izay
marina, Izay manana ny fanalahi-
diny Davida, Izay mamoha ka tsy
hisy hanidy, ary manidy ka tsy
misy mamoha : 8 Fantatro ny asa-
nao (indro, efa nasiako varavarana
mivoha eo anatrehanao, ka tsy misy
maharindrina azy), fa manana hery
kely hiany hianao ka nitandrina[3]
ny teniko ary tsy mba nandà ny
anarako. 9 Indro, alaiko ny sa-
sany amy ny synagogany Satana,
izay milaza ny tenany ho Jiosy,
kanjo tsy izy, fa mandainga, indro,
hataoko tonga hiankohoka eo ano-
loan' ny tongotrao ireo, ka ho fan-
tany fa Izaho efa tia anao. 10 Sa-
tria efa nitandrina ny teniko ny
amy ny faharetana hianao, Izaho kosa
hiaro anao ho voavonjy amy ny an-
dro fakam-panahy izay efa hihatra
amin' izao tontolo izao ho fizahan-
toetra izay monina ambonin' ny tany.
11 Ho avy faingana Aho; tano
mafy izay ananao, mba tsy hisy
haka ny satroboninahitrao.

12 Izay maharesy no hataoko
andry eo amy ny tempolin' Andria-
manitro, ary tsy hiala eo intsony
izy ; ary hosoratako eo aminy ny
anaran' Andriamanitro sy ny ana-
ran' ny tanànan' Andriamanitro,
dia Jerosalema vaovao, izay midina
avy any an-danitra avy amin' An-
driamanitro, ary ilay anarako vao-
vao. 13 Izay manan-tsofina, aoka
izy hihaino izay lazain' ny Fanahy
amy ny fiangonana.[2]

(7) *Laodikia.*

14 Ary soraty ho amy ny anjelin'
ny fiangonana[2] any Laodikia :

Izao no lazain' ny Amena, dia
Ilay Vavolombelona mahatoky sy
marina, Izay niandohan' izao zava-
tra noharìn' Andriamanitra izao :
15 Fantatro ny asanao, fa tsy man-
gatsiaka na mafana hianao ; aleo ho
mangatsiaka na ho mafana hianao.
16 Fa satria matimaty hianao ka
tsy mafana na mangatsiaka, dia efa
haloan' ny vavako hianao ; 17 fa
hoy hianao : Manan-karena sy efa
nihary fananana be aho ka tsy ma-
nan-java-mahory ; kanjo tsy fanta-
trao fa hianao no ilay ory sy mahan-
tra sy malahelo sy jamba ary mitan-
jaka ; 18 dia manoro hevitra anao
Aho hividy amiko volamena voadio
tamy ny afo, mba hanan-karena hia-
nao, ary fitafiana fotsy hotafinao,
mba tsy hisehoan' ny henatrao noho
ny fitanjahana, ary odi-maso haho-
sotrao ny masonao mba hahiratanao.
19 Izay[4] rehetra tiako no anariko
sy faizako ; koa'dia mazotoa hianao,
ka mibebaha. 20 Indro, efa mi-
tsangana eo am-baravarana Aho ka
mandòndòna ; raha misy mihaino ny
feoko ka mamoha ny varavarana,
dia hiditra ao aminy Aho ka hiara-
misakafo aminy, ary izy amiko.

21 Izay maharesy dia havelako
hiara-mipetraka amiko eo ambonin'
ny seza fiandrianako, dia tahaka ny
nandreseko kosa sy ny niarahako
nipetraka amy ny Raiko eo ambonin'
ny seza fiandrianany. 22 Izay ma-
nan-tsofina, aoka izy hihaino izay
lazain' ny Fanahy amy ny fiango-
nana.[2]

---

[1] *Gr.* anarana. [2] *Gr.* eklesia. [3] *Na :* fa na dia kely aza ny herinao, dia efa nitandrina, etc. [4] *Gr.* Raha Izaho, dia izay.

*Fideran' ny any an-danitra an' Andriamanitra, Mpanao ny zavatra rehetra.*

IV. REHEFA afaka izany, dia
hitako fa, indro, nisy va-
ravarana nivoha tany an-danitra;
ary ilay feo voalohany izay efa reko
dia tahaka ny any ny trompetra
niteny tamiko hoe: Miakara atỳ,
dia asehoko anao izay zavatra tsy
maintsy ho avy rahatrizay.
2 Ary niaraka tamin' izay dia
voatsindrin' ny Fanahy aho; ary
indro seza fiandrianana nipetraka
tany an-danitra, ary nisy Anankiray
nipetraka teo ambonin' ny seza fian-
drianana. 3 Ary ny tarehin' Ilay
nipetraka dia tahaka ny vato jaspy
sy karneola; ary avana mitarehin'
emeralda no nanodidina ny seza
fiandrianana. 4 Ary manodidina
ilay seza fiandrianana iray dia nisy
seza fiandrianana efatra amby roa-
polo; ary teo ambonin' ireo seza
fiandrianana ireo dia nisy loholona[1]
efatra amby roa-polo nipetraka, ni-
tafy fitafiana fotsy sady nisatroka
satroboninahitra volamena. 5 Ary
nisy helatra sy feo ary kotrokorana
nivoaka avy tamy ny seza fiandria-
nana; ary nisy jiro fito nirehitra
teo anoloan' ny seza fiandrianana,
dia Fanahy fiton' Andriamanitra
ireo. 6 Ary teo anoloan' ny seza
fiandrianana dia nisy toa ranomasina
fitaratra tahaka ny vato krystaly;
ary teo afovoan' ny seza fiandria-
nana sy manodidina azy nisy zava-
manan-aina efatra feno maso avokoa
ny anoloany sy ny ivohony. 7 Ary
ny zava-manan-aina voalohany dia
tahaka ny liona, ary ny zava-manan-
aina faharoa dia tahaka ny zanak'
omby, ary ny zava-manan-aina faha-
telo dia nanana tava tahaka ny ta-
van' olona, ary ny zava-manan-aina
fahefatra dia tahaka ny voromahery
manidina. 8 Ary ny zava-manan-
aina efatra dia samy nanana elatra
enina avy, sady feno maso ny tena-
ny rehetra manodidina ka hatrao
anatiny; ary tsy mitsahatra andro
aman-alina izy manao hoe:

Masina, masina, masina ny
Tompo Andriamanitra Tsitoha,
Ilay taloha sy ankehitriny ary
ho avy.

9 Ary raha ny zava-manan-aina
hanome voninahitra sy haja ary
fisaorana ho an' Ilay mipetraka eo
ambonin' ny seza fiandrianana, dia
Izay velona mandrakizay mandra-
kizay, 10 dia hiankohoka eo anoloan'
Izay mipetraka eo ambonin' ny seza
fiandrianana ny loholona[1] efatra
amby roa-polo ka hivavaka amin'
Izay velona mandrakizay mandra-
kizay, dia hanipy ny satrobonina-
hiny eo anoloan' ny seza fiandria-
nana ka hanao hoe:

11 Hianao, Tomponay sy Andriamanitray,
No miendrika handray ny voninahitra sy ny haja ary ny
hery;
Fa Hianao no nahary ny zavatra rehetra,
Ary noho ny sitraponao no
nahanisy sy nahary azy.

*Ny nandraisan' ny Mpanavotra ny boky izay nisy tombo-kase fito, sy ny hira natao ho fiderana Azy.*

V. ARY hitako fa, indro, nisy
boky voasoratra tao ana-
tiny sy teo ivohony, voapetaka mafy
tamy ny tombo-kase fito, teo an-
tànana ankavanan' Ilay nipetraka
teo ambonin' ny seza fiandrianana.
2 Ary hitako fa, indro, nisy anjely
mahery niantso tamy ny feo mafy
hoe: Iza no miendrika hanokatra ny
boky sy hamaha ny tombo-kaseny?
3 Ary tsy nisy tany an-danitra, na
tetỳ an-tany, na tany ambanin' ny
tany, nahasokatra ny boky na naha-
jery azy. 4 Ary nitomany mafy
aho, satria tsy nisy hita miendrika

[1] *Gr.* presbytera.

hanokatra ny boky na hijery azy.
5 Ary ny anankiray tamy ny loho-
lona [1] nanao tamiko hoe: Aza mi-
tomany; indro, ny Liona avy amy
ny fireneny Joda, dia ny Solofony
Davida, no efa naharesy ka hano-
katra ny boky sy hamaha ny tombo-
kaseny fito.
6 Ary hitako fa, indro, teo afo-
voan' ny seza fiandrianana sy ny
zava-manan-aina efatra ary teo afo-
voan' ny loholona [1] dia nisy Zanak'
ondry nitsangana tahaka ny efa
voavono, nanan-tandroka fito sy
maso fito, dia ny Fanahy fiton' An-
driamanitra nirahina hankany amy
ny tany rehetra. 7 Ary tonga Izy
ka nandray *ny boky* teo an-tànana
ankavanan' Ilay nipetraka teo am-
bonin' ny seza fiandrianana. 8 Ary
rehefa nandray ny boky Izy, ny
zava-manan-aina efatra sy ny loho-
lona [1] efatra amby roa-polo dia nian-
kohoka teo anatrehan' ny Zanak'
ondry, sady samy nanana lokanga
sy lovia volamena feno ditin-kazo
manitra izy, dia vavaka ataon' ny
olona masina izany. 9 Ary ni-
hira fihiram-baovao izy ka nanao
hoe:

Hianao no miendrika haka ny
boky sy hamaha ny tombo-
kaseny;
Fa voavono Hianao,
Ary ny ranao no nanavota-
nao [2] ho an' Andriamanitra
Olona avy tamy ny fokom-
pirenena rehetra sy ny sami-
hafa fiteny
Sy ny olona ary ny firenena
rehetra;
10 Ary efa nataonao ho fanjakana
sy mpisorona ho an' Andria-
manitsika ireo;
Ary manjaka ambonin' ny
tany izy.

11 Ary nahita aho sady nandre
feon' anjely maro manodidina ny
seza fiandrianana sy ny zava-manan-
aina ary ny loholona,[1] ary ny isany
dia alinalina sy arivoarivo, 12 nanao
tamy ny feo mahery hoe:

Ny Zanak' ondry, Izay novo-
noina,
Dia miendrika handray hery
sy harena sy fahendrena
Sy faherezana sy haja sy vo-
ninahitra ary saotra.

13 Ary izao zavatra ary rehetra
izao, na izay any an-danitra, na izay
etỳ ambonin' ny tany sy any amba-
nin' ny tany, na izay any an-drano-
masina mbamin' izay rehetra ao
anatiny, dia reko samy nanao hoe:

Ho an' Ilay mipetraka eo
ambonin' ny seza fiandria-
nana
Sy ho any ny Zanak' ondry
anie
Ny saotra sy ny haja sy ny
voninahitra ary ny fanja-
kana
Mandrakizay mandrakizay.

14 Ary ny zava-manan-aina efatra
nanao hoe: Amena. Ary ny loho-
lona [1] dia niankohoka ka nivavaka.

*Ny namahana ny tombo-kase enina.*

VI. ARY nahita aho, rehefa no-
vahan' ny Zanak' ondry
ny anankiray tamy ny tombo-kase
fito, ary reko ny anankiray tamy
ny zava-manan-aina efatra, tahaka
ny fikotrokotroky ny kotrokorana,
nanao hoe: Avia.[3] 2 Ary hitako
fa, indro, nisy soavaly fotsy; ary
izay nitaingina azy dia nanana
tsipìka; ary nomena satrobonina-
hitra izy; dia nivoaka izy ka naha-
resy sady mbola haharesy.
3 Ary rehefa novahany ny tombo-
kase faharoa, dia reko ny zava-
manan-aina faharoa nanao hoe:
Avia.[3] 4 Dia nisy soavaly hafa
mena kosa nivoaka; ary izay ni-
taingina azy dia navela hanaisotra
ny fihavanana amy ny tany mba
hifamonoan' ny olona; ary nomena
sabatra lehibe izy.
5 Ary rehefa novahany ny tombo-

[1] *Gr.* presbytera. [2] *Gr.* nividiananao. [3] *Ampio hoe:* [ka izahao].

kase fahatelo, dia reko ny zava-
manan-aina fahatelo nanao hoe:
Avia.[1] Ary hitako fa, indro, nisy
soavaly mainty; ary izay nitain-
gina azy nitondra mizana teny an-
tànany. 6 Ary nahare aho, ka toa
nisy feo teo afovoan' ny zava-manan-
aina efatra nanao hoe: Venty[2] ny
vary tritika eran' ny fatam-bary
kely,[3] ary venty[2] koa ny vary hor-
dea intelon' ny fatam-bary kely;[3]
ary aza manimba ny diloilo na ny
divay hianao.

7 Ary rehefa novahany ny tombo-
kase fahefatra, dia reko ny feon' ny
zava-manan-aina fahefatra nanao
hoe: Avia.[1] 8 Ary hitako fa, in-
dro, nisy soavaly hatsatra, ary ny
anaran' izay nitaingina azy atao
hoe Fahafatesana, ary ny Fiainan-
tsi-hita[4] nanaraka azy. Ary nomena
fahefana tamy ny ampahefatry ny
tany ireo hamono amy ny sabatra
sy ny mosary sy ny fahafatesana
sy ny bibi-dia ety an-tany.

9 Ary rehefa novahany ny tombo-
kase fahadimy, dia hitako teo am-
banin' ny alitara ny fanahin' izay
voavono noho ny tenin' Andriama-
nitra sy ny filazana izay nohazoniny.
10 Ary niantso tamy ny feo mahery
izy nanao hoe: Tompo masina sy
marina ô, mandra-pahoviana no tsy
hitsaranao sy hamalianao ny ranay
amin' izay monina eny ambonin' ny
tany? 11 Ary samy nomena akanjo
fotsy lava izy rehetra; ary nasaina
niala sasatra kely aloha izy mandra-
pahatapitry ny mpanompo namany
sy ny rahalahiny, izay efa hovonoina
tahaka azy koa.

12 Ary nahita aho, rehefa nova-
hany ny tombo-kase fahenina, dia
nisy horohorontany mafy; ary tonga
mainty tahaka ny lamba volon' osy
fisaonana ny masoandro, ary tonga
tahaka ny ra avokoa ny volana. 13
Ary ny kintana tamy ny lanitra dia
niraraka tamy ny tany, toy ny
aviavy manintsana ny voany manta,
raha hozongozonin' ny rivotra ma-
hery izy. 14 Dia lasa tahaka ny
taratasy voahorona ny lanitra, ary
ny tendrombohitra sy ny nosy re-
hetra dia nafindra niala tamy ny
fitoerany. 15 Ary ny mpanjakan'
ny tany sy ny lehibe sy ny mpifehy
arivo sy ny mpanan-karena sy ny
lehilahy mahery mbamy ny andevo
rehetra sy ny tsy andevo rehetra
dia niery tao amy ny lavaka sy tao
amy ny vatolampy eny an-tendrom-
bohitra; 16 ary hoy izy tamy ny
tendrombohitra sy ny vatolampy:
Mianjerà aminay, ka afeno izahay
amy ny tavan' Ilay mipetraka eo
ambonin' ny seza fiandrianana sy
amy ny fahatezeran' ny Zanak'
ondry; 17 fa tonga ny andro lehi-
ben' ny fahatezeran' ireo,[5] ka iza
no mahajanona?

*Ny niarovana ny Isiraely marina mba tsy hosimban' ny loza ho avy, sy ny fahasambaran' ny tonga any an-danitra ka afaka amy ny fahoriana lehibe.*

VII. REHEFA afaka izany, dia
hitako fa, indreo, nisy
anjely efatra nitsangana teo amy
ny vazan-tany efatra, nihazona ny
rivotra efatra amy ny tany, mba
tsy hisy rivotra hitsoka amy ny
tany, na amy ny ranomasina, na
amy ny hazo akory aza.

2 Ary hitako fa, indro, nisy an-
jely hafa koa, niakatra avy tany
amy ny fiposahan' ny masoandro,
nanana ny fanombohan-kasen' An-
driamanitra velona; ary izy niantso
ny anjely efatra izay navela hanimba
ny tany sy ny ranomasina tamy ny
feo mahery nanao hoe: 3 Aza ma-
nimba ny tany, na ny ranomasina,
na ny hazo, mandra-panisinay tombo-
kase eo amy ny handrin' ny mpa-
nompon' Andriamanitsika.

[1] *Ampio hoe:* [ka izahao]. [2] *Gr.* denaria. [3] *Gr.* koiniksa.
[4] *Gr.* Hadesy. [5] *Na:* ny fahatezerany.

4 Ary nahare ny isan' izay voaisy
tombo-kase aho: efatra arivo amby
efatra alina amby iray hetsy no
voaisy tombo-kase avy tamy ny
firenen' ny Zanak' Isiraely rehetra.
5 Avy tamy ny fireneny Joda roa
arivo amby iray alina no voaisy
tombo-kase. Avy tamy ny fireneny
Robena roa arivo amby iray alina.
Avy tamy ny fireneny Gada roa
arivo amby iray alina. 6 Avy tamy
ny fireneny Asera roa arivo amby
iray alina. Avy tamy ny fireneny
Naftaly roa arivo amby iray alina.
Avy tamy ny fireneny Manase roa
arivo amby iray alina. 7 Avy tamy
ny fireneny Simeona roa arivo amby
iray alina. Avy tamy ny fireneny
Levy roa arivo amby iray alina.
Avy tamy ny fireneny Isakara roa
arivo amby iray alina. 8 Avy
tamy ny fireneny Zebolona roa arivo
amby iray alina. Avy tamy ny
fireneny Josefa roa arivo amby iray
alina. Avy tamy ny fireneny Benjamina roa arivo amby iray alina no
voaisy tombo-kase.

9 Rehefa afaka izany, dia hitako
fa, indreo, nisy olona betsaka tsy
tambo isaina avy tamy ny firenena
rehetra sy ny fokom-pirenena sy ny
olona ary ny samihafa fiteny nitsangana teo anoloan' ny seza fiandrianana sy teo anatrehan' ny Zanak'
ondry, niakanjo akanjo fotsy lava
sady nitana sampan-drofia teny antànany, 10 dia niantso tamy ny feo
mahery izy nanao hoe:

Ny famonjena anie ho an' Andriamanitsika,
Izay mipetraka eo ambonin' ny seza fiandrianana,
Sy ho any ny Zanak' ondry.

11 Ary ny anjely rehetra nitsangana manodidina ny seza fiandrianana mbamy ny loholona[1] sy ny
zava-manan-aina efatra, dia niankohoka teo anoloan' ny seza fiandrianana izy ka nivavaka tamin' Andriamanitra 12 nanao hoe:

Amena! Ny saotra sy ny voninahitra sy ny fahendrena
Sy ny fisaorana sy ny haja sy ny hery ary ny faherezana anie
Ho an' Andriamanitsika mandrakizay mandrakizay. Amena.

13 Ary ny anankiray tamy ny
loholona[1] namaly ka nanao tamiko
hoe: Iza moa ireo miakanjo akanjo
fotsy lava? Ary avy taiza izy? 14
Fa hoy izaho taminy: Tompoko,
hianao no mahalala. Dia hoy izy
tamiko: Ireo no avy tamy ny fahoriana lehibe, ary ny akanjony nosasany sy nofotsiany tamy ny ran' ny
Zanak' ondry. 15 Ary noho izany
dia mitoetra eo anoloan' ny seza
fiandrianan' Andriamanitra izy ka
manompo Azy andro aman-alina eo
amy ny tempoliny; ary Ilay mipetraka eo ambonin' ny seza fiandrianana dia hamelatra ny trano-lainy
handrakotra azy. 16 Tsy ho noana
na hangetaheta intsony ireo; ary
tsy haninona azy ny masoandro na
izay hafanana akory. 17 Fa ny
Zanak' ondry Izay eo afovoan' ny
seza fiandrianana no ho Mpiandry
azy ka hitondra azy ho amy ny
loharanon' ny ranon' aina; ary
hofafan' Andriamanitra ny ranomaso rehetra amy ny masony (Isa.
xxv. 8).

*Ny namahana ny tombo-kase fahafito, sy ny nitsofana ny trompetra efatra.*

VIII. ARY rehefa novahany ny tombo-kase fahafito, dia
nangina tokony ho antsasaky ny
ora ny tany an-danitra.

2 Ary hitako ny anjely fito izay
mitsangana eo anatrehan' Andriamanitra; ary nomena trompetra
fito ireo.

3 Ary nisy anjely anankiray koa
tonga ka nitsangana teo ambonin'[2]
ny alitara ary nitondra lovia vola-

[1] *Gr.* presbytera.

[2] *Na:* amy.

mena fandoroana ditin-kazo mani-
tra; ary nomena ditin-kazo manitra
betsaka izy, hanaterany azy mbamy
ny vavaky ny olona masina rehetra
eo ambonin' ny alitara volamena
fandoroana ditin-kazo manitra, izay
eo anoloan' ny seza fiandrianana. 4
Ary ny fofon' ny ditin-kazo manitra
mbamy ny vavaky ny olona masina
dia niakatra avy eo an-tànan' ny
anjely ho eo anatrehan' Andriama-
nitra. 5 Ary ny anjely nandray
ny lovia fandoroana ditin-kazo ma-
nitra, dia nameno azy tamy ny afo
teo amy ny alitara ka nanipy izany
tamy ny tany; dia nisy kotroko-
rana sy feo sy helatra ary horoho-
rontany.
6 Ary ny anjely fito izay nana-
na ny trompetra fito dia niomana
hitsoka.
7 Ary ny voalohany nitsoka, dia
nisy havandra sy afo miharoharo ra,
ka nararaka tamy ny tany izany;
ary may ny ampahatelon' ny tany,
ary may ny ampahatelon' ny hazo,
ary may koa ny ahi-maitso rehetra.
8 Ary ny anjely faharoa nitsoka,
dia nisy toa tendrombohitra lehibe
mirehitra afo natsipy tany an-dra-
nomasina; ary tonga ra ny ampaha-
telon' ny ranomasina; 9 ary maty
ny ampahatelon' ny zava-manan-aina
tao an-dranomasina; ary rava ny
ampahatelon' ny sambo.
10 Ary ny anjely fahatelo nitsoka,
dia nisy kintana lehibe mirehitra
toy ny fanilo latsaka avy tany an-
danitra; ary latsaka tamy ny am-
pahatelon' ny ony sy tamy ny loha-
rano izany; 11 ary ny anaran' ilay
kintana dia atao hoe Zava-mangidy;
dia tonga mangidy ny ampahatelon'
ny rano; ary maro ny olona no
matin' ny rano, satria efa nangidy
izany.
12 Ary ny anjely fahefatra ni-
tsoka, dia nasiana ny ampahatelon'
ny masoandro sy ny ampahatelon'
ny volana ary ny ampahatelon' ny
kintana rehetra, mba ho maizina ny
ampahatelony, ka tsy hazava ny
ampahatelon' ny andro, ary mba ho
toy izany koa ny alina.
13 Dia nahita sy nahare voroma-
hery anankiray nanidina teny afo-
voan' ny lanitra aho, izay nanao
tamy ny feo mahery hoe: Loza,
loza, loza ho an' izay monina eny
ambonin' ny tany noho ny feo sisa
any ny trompetry ny anjely telo
izay efa hitsoka!

*Ny nitsofana ny trompetra fahadi-
my, sy ny nahatongavan' ny loza
voalohany.*

IX. ARY ny anjely fahadimy ni-
tsoka, dia hitako fa, in-
dro, nisy kintana anankiray avy
tany an-danitra latsaka tamy ny
tany; ary nomena ilay anjely ny
fanalahidin' ny lavaka tsy hita noa-
noa. 2 Ary nanokatra ny lavaka
tsy hita noanoa izy, dia nisy setroka
niakatra avy tamy ny lavaka, tahaka
ny setroka avy amy ny lafaoro le-
hibe, ary tonga maizina ny masoan-
dro sy ny habakabaka noho ny se-
troka avy tao amy ny lavaka. 3
Ary nisy valala nivoaka avy tamy
ny setroka nankamy ny tany; ary
nomena hery[1] ireny, tahaka ny he-
rin'[1] ny maingoka amy ny tany. 4
Ary nilazana izy mba tsy hanimba
ny ahitra amy ny tany, na ny zava-
maitso, na ny hazo akory aza, fa ny
olona izay tsy manana ny tombo-
kasen' Andriamanitra eo amy ny
handriny hiany. 5 Nefa tsy navela
hahafaty azy izy, fa ny hampanain-
taina azy dimy volana; ary ny fam-
panaintainany dia tahaka ny fam-
panaintainan' ny maingoka, raha
mamely olona. 6 Ary amin' izany
andro izany dia hitady fahafatesana
ny olona, fa tsy hahita; ary haniry
ho faty izy, fa mandositra azy ny
fahafatesana. 7 Ary ny endriky
ny valala dia tahaka ny soavaly
voaomana ho enti-miady; ary tamy

[1] *Gr.* fahefana.

ny lohany nisy satroboninahitra toy
ny volamena, ary ny tavany tahaka
ny tavan' olona. 8 Ary nanam-
bolo tahaka ny volom-behivavy izy,
ary ny nifiny tahaka ny any ny
liona. 9 Ary nanam-piarovan-tra-
tra tahaka ny fiarovan-tratra vy izy;
ary ny fikopakopaky ny elany dia
tahaka ny fikotrokotroky ny kalesy
entin' ny soavaly betsaka miriotra
ho amy ny ady. 10 Ary manan-
drambo tahaka ny maingoka izy
sady misy fanindronana; ary amy
ny rambony no misy ny heriny[1]
hampahoriany ny olona dimy volana.
11 Ary manana ny anjelin' ny la-
vaka tsy hita noanoa ho mpanjakany
izy; ny anarany amy ny teny He-
breo dia Abadona,[2] fa amy ny teny
Grika kosa dia Apolyona[3] no ana-
rany.

12 Lasa ny loza anankiray; in-
dreo, ho avy ny loza roa hafa koa,
rehefa afaka izao.

*Ny nitsofana ny trompetra fahenina, sy ny nahatongavan' ny loza faharoa.*

13 ARY ny anjely fahenina ni-
tsoka, dia nahare feo avy
tamy ny tandroky ny alitara vola-
mena eo anatrehan' Andriamanitra
aho, 14 nanao tamy ny anjely fahe-
nina, izay nanana ny trompetra, hoe:
Vahao ny anjely efatra izay mifa-
totra any Eofrata, ony lehibe. 15
Dia novahana ny anjely efatra izay
voaomana ho amy ny ora sy ny an-
dro sy ny volana ary ny taona mba
hahafaty ny ampahatelon' ny olona.

16 Ary ny isan' ny miaramila an-
tsoavaly dia roa alinalina; nahare
ny isany aho. 17 Ary toy izao no
nahitako ny soavaly teo amy ny
fahitana sy izay nitaingina azy:
manam-piarovan-tratra tahaka ny
afo sy ny hyakinta ary ny solifara
izy; ary ny lohan' ny soavaly dia
tahaka ny lohan' ny liona; ary misy
afo sy setroka ary solifara mivoaka
avy amy ny vavany. 18 Ireo loza
telo loha ireo, dia ny afo sy ny se-
troka ary ny solifara izay nivoaka
avy tamy ny vavany, no nahafaty
ny ampahatelon' ny olona. 19 Fa
ny herin'[1] ny soavaly dia eo amy ny
vavany sy ny rambony; fa ny ram-
bony dia tahaka ny menarana sady
manan-doha, ka ireny no entiny
mampahory.

20 Nefa ny olona sisa, izay tsy
matin' ireo loza ireo, dia tsy nibe-
baka hiala tamy ny asan' ny tànany,
mba tsy hivavaka amy ny demonia
sy ny sampy volamena sy volafotsy
sy varahina sy vato ary hazo, izay
tsy mahajery, na mahare, na afa-
mamindra; 21 ary tsy nibebaka
tamy ny namonoany olona izy, na
tamy ny nanaovany ody ratsy, na
tamy ny fijangajangany, na tamy ny
halatra nataony koa.

*Ny teny nentin' ny anjely anankiray, ary ny amy ny kotrokorana fito sy ny boky kely.*

X. ARY hitako fa, indro, nisy an-
jely mahery anankiray koa,
nidina avy tany an-danitra sady
nitafy rahona; ary ny avana dia teo
amy ny lohany, ary ny tavany dia
tahaka ny masoandro, ary ny ton-
gony tahaka ny andry afo, 2 ary
nitana boky kely nivelatra teny an-
tànany izy; ary nabahany ny ton-
gony, ka ny ankavanany tamy ny
ranomasina, ary ny ankaviany tamy
ny tany; 3 ary niantso tamy ny feo
mahery izy, tahaka ny fieron' ny
liona; ary nony niantso izy, dia
nikotroka ny kotrokorana fito. 4
Ary rehefa nikotroka ny kotroko-
rana fito, dia efa hanoratra aho, kan-
jo nahare feo avy tany an-danitra
aho nanao hoe: Asio tombo-kase
izay efa notononin' ny kotrokorana
fito, fa aza soratana.

5 Ary ny anjely, ilay efa hitako,
dia nitsangana teo ambonin' ny ra-
nomasina sy teo ambonin' ny tany,

---

[1] *Gr.* fahefana. [2] Abadona = Fandringanana. [3] Apolyona = Mpandringana.

ka nanangana ny tànany ankava-
nana ho amy ny lanitra 6 ary nia-
niana tamin' Izay velona mandra-
kizay mandrakizay, dia Ilay nahary
ny lanitra sy ny ao aminy ary ny
tany sy ny ao aminy ary ny rano-
masina sy ny ao aminy, fa tsy hisy
andro [1] intsony ; 7 fa amy ny andro
hitsofan' ny anjely fahafito, rehefa
hitsoka izy, dia ho tanteraka ny
zava-miafina izay an' Andriamanitra,
araka ny teny soa mahafaly namba-
rany tamy ny mpaminany mpanom-
pony.

8 Ary ny feo izay efa reko avy
tany an-danitra dia niteny tamiko
indray hoe : Mandehana, raiso ilay
boky mivelatra eny an-tànan' ny an-
jely mitsangana eo ambonin' ny ra-
nomasina sy eo ambonin' ny tany.
9 Dia nankany amy ny anjely aho
ka nanao taminy hoe : Omeo ahy
iny boky kely iny. Ary hoy izy
tamiko : Raiso, ka hano avokoa io ;
dia hampangidy ny kibonao izy, nefa
eo am-bavanao dia ho mamy tahaka
ny tantely. 10 Dia noraisiko ilay
boky kely teny an-tànan' ny an-
jely ka nohaniko avokoa ; ary raha
mbola teo am-bavako izy, dia mamy
tahaka ny tantely, kanjo nony voa-
teliko, dia nangidy ny kiboko.

11 Ary nisy nilaza tamiko hoe :
Tsy maintsy maminany indray hia-
nao ny amy ny olona maro sy ny
firenena maro sy ny fiteny maro ary
ny mpanjaka maro.

*Ny nandrefesana ny tempoly, sy ny amy ny vavolombelona roa.*

XI. ARY nomena volotara tahaka
ny tehina aho, ka nisy ni-
laza tamiko hoe : Mitsangàna, ka
refeso ny tempolin' Andriamanitra
sy ny alitara ary *isao* izay mivavaka
ao. 2 Fa ny kianja eo ivelan' ny
tempoly dia avelao [2] hiany, fa aza
mba refesina ; fa nomena ny jenti-
lisa izany, ka hanitsaka ny tanàna
masina roa amby efa-polo volana
izy.

3 Ary homeko *hery* ny vavolom-
beloko roa, ka haminany enim-polo
amby roan-jato amby arivo andro
izy, sady hitafy lamba fisaonana. 4
Ireo ilay hazo oliva roa sy ilay fa-
naovan-jiro roa, izay mitsangana eo
anatrehan' ny Tompon' ny tany. 5
Ary raha misy ta-handratra ireo,
dia misy afo mivoaka amy ny va-
vany ka mandany ny fahavalony ;
ary raha misy ta-handratra ireo, dia
tsy maintsy hovonoina toy izany koa
izy. 6 Ireo dia manam-pahefana
handrindrina ny lanitra, mba tsy
hilatsahan' ny ranonorana amy ny
andro aminaniany ; ary manam-pa-
hefana amy ny rano koa izy ham-
pody azy ho ra sy hamely ny tany
amy ny loza araka izay andro tiany
na oviana na oviana.

7 Ary rehefa tanteraka ny fila-
zany, dia hiady aminy kosa ilay bibi-
dia miakatra avy amy ny lavaka tsy
hita noanoa ka haharesy sy hahafaty
azy. 8 Ary ny fatiny hiampatra
eny an-dalambe amy ny tanàna le-
hibe, izay atao, araka ny hevi-pana-
hy, hoe Sodoma sy Egypta, sady tao
koa no nanomboana ny Tompony
tamy ny hazo fijaliana. 9 Ary ny
olona sy ny fokom-pirenena sy ny
samihafa fiteny ary ny firenena maro
dia misy mijery ny fatiny hateloan'
andro sy tapany ; ary tsy avelany
halevina ao am-pasana ny fatiny. 10
Ary ny mponina ambonin' ny tany
mifaly azy ka ravoravo, ary hifanati-
javatra izy, satria nampangirifiry ny
mponina ambonin' ny tany ireo
mpaminany roa ireo.

11 Ary rehefa afaka ny hate-
loan' andro sy tapany, dia nisy
fanahin' aina avy tamin' Andriama-
nitra niditra tao anatin' ireo, ary
nijoro tamy ny tongony izy, ka
raiki-tahotra indrindra izay nahita
azy. 12 Ary nahare feo mahery avy
tany an-danitra izy roa nanao ta-

[1] *Na:* tsy ho ela.

[2] *Gr.* atsipazo eny ivelany.

'miny hoe: Miakara atỳ. Dia nia-
katra ho any an-danitra tao anatin'
ny rahona ireo; ary nahatsinjo azy
ny fahavalony.
13 Ary tamin' izany ora izany
dia nisy horohorontany mafy, ka
rava ny ampahafolon' ny tanàna,
ary maty tamin' izany horohoron-
tany izany ny olona fito arivo; ary
raiki-tahotra ny olona sisa ka na-
nome voninahitra an' Andriamani-
try ny lanitra.
14 Lasa ny loza faharoa; indro,
avy faingana ny loza fahatelo.

*Ny nitsofana ny trompetra faha-fito, sy ny nahatongavan' ny loza fahatelo.*

15 ARY ny anjely fahafito ni-
tsoka, dia nisy feo mafy
tany an-danitra nanao hoe: Ny fan-
jakana amin' izao tontolo izao dia
efa lasan' ny Tompontsika sy ny
Kristiny; ary Izy no hanjaka man-
drakizay mandrakizay.
16 Ary ny loholona [1] efatra amby
roa-polo, izay mipetraka eo ambo-
nin' ny seza fiandrianany eo ana-
trehan' Andriamanitra, dia nianko-
hoka ka nivavaka tamin' Andria-
manitra 17 nanao hoe:

Misaotra Anao izahay, Tompo ô, Andriamanitra Tsitoha,
Ilay ankehitriny sy taloha,
Satria nasehonao ny herinao lehibe, ka efa manjaka Hianao.
18 Ary tezitra ny firenena maro, ary tonga ny fahatezeranao
Sy ny fotoana hitsarana ny maty
Sy hanomezana valim-pitia ny mpaminany mpanompponao
Sy ny olona masina ary izay matahotra ny anaranao, na kely na lehibe,
Ary mba hanimbanao izay manimba ny tany.

19 Ary novohana ny tempolin'
Andriamanitra any an-danitra, ka
hita ny fiaran' ny fanekeny teo ana-
tin' ny tempoliny; ary nisy helatra
sy feo sy kotrokorana sy horohoron-
tany ary havandra vaventy.

*Ny amy ny vehivavy mitafy ny masoandro, izay nenjehin' ny dragona.*

XII. ARY nisy famantarana le-
hibe hita tany an-dani-
tra, dia vehivavy mitafy ny maso-
andro, ary ny volana no eo ambanin'
ny tongony, ary misy satrobonina-
hitra kintana roa amby ny folo amy
ny lohany, 2 sady bevohoka izy;
ary mihetsi-jaza izy ka mitaraina,
satria marary fatratra efa hiteraka.
3 Ary nisy famantarana hafa koa
hita tany an-danitra, ka, indro, nisy
dragona mena lehibe manan-doha
fito sy tandroka folo, ary misy dia-
dema fito amy ny lohany. 4 Ary
ny rambony dia manala ny ampa-
hatelon' ny kintana amy ny lanitra
ka manjera ireny ho amy ny tany;
ary ny dragona nijanona teo anatre-
han' ilay vehivavy efa hiteraka mba
handrapaka ny zanany, raha vao
teraka; 5 ary niteraka zazalahy
izy, izay efa hanapaka [2] ny firenena
rehetra amy ny tehim-by; ary ny
zanany novonjena faingana naka-
rina ho any amin' Andriamanitra,
dia ho any amy ny seza fiandria-
nany. 6 Ary ravehivavy kosa nan-
dositra nankany an-efitra, izay nisy
fitoerany namboarin' Andriamani-
tra, mba hovelomina any enim-polo
amby roan-jato amby arivo andro izy.
7 Ary nisy ady tany an-danitra:
Mikaela sy ny anjeliny niady tamin'
ilay dragona; ary ilay dragona mba-
my ny anjeliny kosa dia niady, 8
nefa tsy naharesy, sady tsy nisy
fitoerana ho azy intsony tany an-
danitra. 9 Ary nazera ilay dragona,
dia ilay menarana ela, izay atao hoe
devoly sy Satana, izay mamitaka
izao tontolo izao; dia nazera tamy

---

[1] *Gr.* presbytera.

[2] *Gr.* hiandry.

ny tany izy, ary ny anjeliny koa
niaraka nazera taminy. 10 Dia
nahare feo mahery tany an-danitra
aho nanao hoe :

Ankehitriny dia tonga ny fa-
monjena sy ny hery sy ny
fanjakan' Andriamanitsika
Ary ny fahefan' ny Kristiny,
Satria nazera ilay mpiampanga
ny rahalahintsika,
Dia ilay miampanga azy eo
anatrehan' Andriamanitsi-
ka andro aman-alina.
11 Ary izy ireo naharesy azy
noho ny amy ny ran' ny
Zanak' ondry
Sy ny teny filazana Azy,
Ary tsy nankamamy ny ainy
intsony izy, na dia ho faty
aza.
12 Ary noho izany mifalia, ry
lanitra sy hianareo izay
monina ao aminy.
Loza ho any ny tany sy ny
ranomasina !
Fa nidina ho aminareo ny
devoly sady manana faha-
tezerana lehibe,
Satria fantany fa kely sisa ny
androny.

13 Ary rehefa hitan' ilay dragona
fa nazera tamy ny tany izy, dia
nanenjika ilay vehivavy niteraka
ny zazalahy izy. 14 Ary ilay vehi-
vavy nomena ny elatra roa any ny
voromahery lehibe hanidinany ho
any an-efitra, ho any amy ny fitoe-
rany, izay itaizana azy fetr' andro
iray sy fetr' andro roa ary antsa-
saky ny fetr' andro, mba tsy ho
hitan' ilay menarana izy. 15 Ary
ilay menarana namoaka rano tamy
ny vavany, toy ny riaka, hanaraka
an-dravehivavy, mba hindaosin' ny
riaka izy. 16 Nefa ny tany na-
monjy an-dravehivavy, fa nivava
ny tany ka nitelina ny riaka izay
navoaky ny dragona tamy ny va-
vany. 17 Dia tezitra tamin' ilay
vehivavy ny dragona ka lasa nan-
deha hiady tamy ny zanany sisa, izay
mitandrina ny didin' Andriamani-
tra sy mitana ny filazana any Jesosy.
XIII. Ary nitsangana teo ambonin'
ny fasiky ny ranomasina izy.

*Ny amy ny biby roa izay mpanom-
pon' ny dragona.*

ARY hitako fa, indro, nisy bibi-
dia niakatra avy tamy ny ra-
nomasina, nanan-tandroka folo sy
loha fito, ary tamy ny tandrony dia
nisy diadema folo ; ary tamy ny lo-
hany dia nisy anarana fitenenan-
dratsy.[1] 2 Ary ny bibi-dia izay efa
hitako dia tahaka ny leoparda, ary
ny tongony tahaka ny any ny bera,
ary ny vavany tahaka ny vavan'
ny liona ; ary ilay dragona nanome
azy ny heriny sy ny seza fiandria-
nany ary fahefana lehibe. 3 Ary
*hitako* ny lohany anankiray, izay
toa voa ka efa ho faty ; nefa sitrana
hiany ilay feriny saiky nahafaty
azy ; ary gaga ny tany rehetra na-
naraka ilay bibi-dia. 4 Ary dia
niankohoka teo anoloan' ilay dra-
gona ireo, satria izy no nanome ny
fahefana ho any ny bibi-dia ; ary
niankohoka teo anoloan' ny bibi-dia
koa ireo ka nanao hoe : Iza no
tahaka ny bibi-dia, ary iza no mahay
miady aminy ?
5 Dia nomena lela[2] miteny za-
vatra mihoapampana sy fitenenan-
dratsy[1] izy, ary nomena fahefana
mba hiasa[3] roa amby efa-polo vo-
lana. 6 Ary nanokatra ny vavany
hiteny ratsy[4] an' Andriamanitra
izy, dia ny hiteny ratsy[4] ny ana-
rany sy ny tabernakeliny, dia ireo
mitoetra any an-danitra. 7 Ary
navela hiady tamy ny olona masina
izy ka haharesy azy ; ary nomena
fahefana tamy ny fokom-pirenena
sy ny olona sy ny samihafa fiteny
ary ny firenena rehetra izy. 8 Ary
hiankohoka eo anoloany ny olona

---

[1] *Gr.* blasphemia ; *izahao Mat.* ix. 3. [2] *Gr.* vava. [3] *Na:* haharitra.
[4] *Gr.* manao blasphemia ; *izahao Mat.* ix. 3.

rehetra monina ambonin' ny tany,
dia izay tsy manana ny anarany
voasoratra eo amy ny bokin' ny
fiainan' ny Zanak' ondry, Izay
voavono hatramy ny nanorenana
izao tontolo izao. 9 Raha misy
manan-tsofina, aoka izy hihaino. 10
Raha misy mamabo, dia mba hoba-
boina[1] kosa izy; ary raha misy
mamono amy ny sabatra, dia tsy
maintsy hovonoina amy ny sabatra
kosa izy. Indro ny faharetana sy
ny finoan' ny olona masina.

11 Ary hitako fa, indro, nisy
bibi-dia iray koa niakatra avy tamy
ny tany; ary nanan-tandroka roa
tahaka ny any ny zanak' ondry izy
sady niteny tahaka ny dragona. 12
Ary ny fahefana rehetra nananan'
ilay bibi-dia voalohany dia asehony
eo anatrehany, ary ny tany mbamin'
izay monina eo dia asainy mianko-
hoka eo anoloan' ilay bibi-dia voa-
lohany, izay efa sitrana tamin' ilay
feriny saiky nahafaty azy. 13 Ary
manao famantarana lehibe izy, ka
dia mampidina afo avy any an-
danitra ho amy ny tany eo imason'
ny olona aza. 14 Ary mamitaka
izay monina ambonin' ny tany izy
amy ny famantarana izay nomena
azy hatao eo imason' ny bibi-dia,
sady milaza amin' izay monina am-
bonin' ny tany koa mba hanao sary
ho any ny bibi-dia, izay voan' ny
sabatra, nefa velona hiany. 15 Ary
navela hanisy aina ny sarin' ny
bibi-dia izy, mba hahateny ny sarin'
ny bibi-dia, ary hampamono izay
rehetra tsy mety miankohoka eo
anoloan' ny sarin' ny bibi-dia. 16
Ary ny olona rehetra, na ny kely
na ny lehibe, na ny manan-karena
na ny malahelo, na ny tsy andevo
na ny andevo, dia ampandraisiny
marika eo amy ny tànany ankava-
nana na eo amy ny handriny avo-
koa, 17 mba tsy hisy hahazo hividy
na hivarotra, afa-tsy izay manana
ny marika, dia ny anaran' ny bibi-
dia na ny isan' ny anarany.

18 Indro ny fahendrena. Aoka
izay manan-tsaina hanisa ny isan'
ny bibi-dia; fa fanìsan' olona izany;
ary enina amby enim-polo amby
enin-jato no isany.

*Ny amy ny Zanak' ondry sy ny mpanaraka Azy.*

XIV. ARY hitako fa, indro, ny
Zanak' ondry nitsan-
gana teo an-tendrombohitra Ziona,
ary nisy efatra arivo amby efatra
alina sy iray hetsy nomba Azy,
samy manana ny anarany sy ny
anaran' ny Rainy voasoratra eo
amy ny handriny.

2 Ary nahare feo avy tany an-
danitra aho, tahaka ny firohondro-
hon' ny rano be sy tahaka ny fiko-
troky ny kotrokorana mafy; ary ny
feo izay reko dia tahaka ny any ny
mpitendry lokanga mitendry ny lo-
kangany. 3 Ary mihira toa tonon-
kira vaovao izy eo anoloan' ny seza
fiandrianana sy eo anatrehan' ny
zava-manan-aina efatra sy ny loho-
lona[2] izy; ary tsy nisy nahay nia-
natra izany fihirana izany, afa-tsy
ny efatra arivo amby efatra alina
sy iray hetsy izay navotana niala
tamy ny tany.

4 Ireo no tsy voaloto tamy ny
vehivavy; fa virijina izy. Ireo no
manaraka ny Zanak' ondry na aiza
na aiza no alehany. Ireo no navo-
tana avy tamy ny olona ho voalo-
ham-bokatra ho an' Andriamanitra
sy ny Zanak' ondry. 5 Ary tsy
nisy lainga hita teo am-bavany, sady
tsy manan-tsiny izy.

*Ny amy ny anjely telo izay nitory, sy ny fahasambaran' izay maty ao amy ny Tompo, ary ny andro fijinjana.*

6 ARY hitako fa, indro, nisy an-
jely iray koa, nanidina teo

---

[1] *Na:* Raha misy ho amy ny fahababoana, dia ho amy ny fahababoana izy.
[2] *Gr.* presbytera.

afovoan' ny lanitra, nanana filazan-
tsara mandrakizay hotorina amin'
izay monina ambonin' ny tany sy
amy ny firenena sy ny fokom-pirenena
sy ny samihafa fiteny ary ny olona
rehetra, 7 nanao tamy ny feo mahery
hoe : Matahora an' Andriamanitra,
ka omeo voninahitra Izy ; fa tonga
ny andro[1] fitsarany ; ary mianko-
hofa eo anoloan' Izay nanao ny
lanitra sy ny tany sy ny ranoma-
sina ary ny loharano.

8 Ary nisy iray koa, dia anjely
faharoa, nanaraka ka nanao hoe :
Rava ! rava Babylona lehibe ! izay
nampisotro ny firenena rehetra ny
divain' ny fahatezerana noho ny
fijangajangany.

9 Ary nisy iray koa, dia anjely
fahatelo, nanaraka ireny ka nanao
tamy ny feo mahery hoe : Raha
misy miankohoka eo anoloan' ny
bibi-dia sy ny sariny ka mandray
ny marika eo amy ny handriny na
amy ny tànany, 10 dia izy koa no
hisotro ny divain' ny fahatezeran'
Andriamanitra, izay naidina tao
anatin' ny kapoaky ny fahatezerany
tsy miharoharo zavatra, sady ham-
pijalina amy ny afo sy solifara eo
anatrehan' ny anjely masina sy eo
anatrehan' ny Zanak' ondry izy ; 11
ary ny setroky ny fijaliany dia mia-
katra mandrakizay mandrakizay ;
ary tsy manam-pitsaharana na andro
na alina izay miankohoka eo anoloan'
ny bibi-dia sy ny sariny, na izay
mandray ny mariky ny anarany.

12 Indro ny faharetan' ny olona
masina, dia izay mitandrina ny
didin' Andriamanitra sy ny finoana
any Jesosy.

13 Ary nahare feo avy tany an-
danitra aho nanao hoe : Soraty :
Sambatra ny maty, dia izay maty
ao amy ny Tompo hatramin' izao.
Eny, hoy ny Fanahy, fa hitsahatra
amin' izay nisasarany izy ; fa ny
asany manaraka azy.

14 Ary, indro, nahita rahona
fotsy aho, ary nisy tahaka ny Zanak'
olona[2] nipetraka teo ambonin' ny
rahona, izay nisatroka satrobonina-
hitra volamena sady nitana fijinjana
maranitra teny an-tànany. 15 Ary
nisy anjely iray koa nivoaka avy
tao amy ny tempoly, niantso tamy
ny feo mahery ka nanao tamin' Ilay
nipetraka teo ambonin' ny rahona
hoe : Arosoy ny fijinjanao, ka mi-
jinjà, satria tonga ny andro[1] fijin-
jana ; fa masaka dia masaka ny
vokatry ny tany. 16 Dia naroson'
ilay nipetraka teo ambonin' ny raho-
na tamy ny tany ny fijinjany, ka
voajinja ny tany.

17 Ary nisy anjely iray koa ni-
voaka avy tao amy ny tempoly tany
an-danitra, ary izy koa nanana
fijinjana maranitra. 18 Ary nisy
anjely iray koa nivoaka avy teo
amy ny alitara, ary nanana fahefana
tamy ny afo izy ; ary izy niantso
ilay nanana ny fijinjana maranitra
tamy ny feo mahery hoe : Arosoy
ny fijinjanao maranitra, ka angony
ny sampahom-boaloboka eo amy ny
tany ; fa masaka tsara ny voalo-
bony. 19 Ary naroson' ilay anjely
tamy ny tany ny fijinjany, dia nan-
goniny ny voaloboky ny tany ka
nazerany tao amy ny famiazana
lehibe, dia ny fahatezeran' Andria-
manitra. 20 Ary voahitsaka teny
ivelan' ny tanàna ny famiazana, ary
avy teo amy ny famiazana dia nisy
ra nahadifotra hatramy ny lam-
boridin-tsoavaly ka lasa hatramy
ny enin-jato amby arivo stadio.

*Ny amy ny lovia fito nisy ny loza fito, izay nentin' ny anjely fito ka naidiny tamy ny tany.*

XV. ARY hitako fa, indro, nisy
famantarana iray koa
tany an-danitra, sady lehibe no ma-
hagaga, dia anjely fito izay nanana
ny loza fito farany, satria ireny no
enti-mahatanteraka ny fahatezeran'
Andriamanitra.

---

[1] *Gr.* ora.

[2] *Na :* toa zanak' olona.

2 Ary nahita aho fa indro toa
ranomasina fitaratra miharo afo,
ary izay naharesy ka afaka tamy
ny bibi-dia sy ny sariny ary ny isan'
ny anarany dia nitsangana teo amo-
ron'[1] ny ranomasina fitaratra, nitana
lokangan' Andriamanitra. 3 Ary
mihira ny fihirany Mosesy, mpa-
nompon' Andriamanitra, sy ny fihi-
ran' ny Zanak' ondry izy manao
hoe:

Lehibe sy mahatalanjona ny
asanao,
Tompo ô, Andriamanitra Tsi-
toha;
Mahitsy sy marina ny làlanao,
Ry Mpanjaka mandrakizay.
4 Iza no tsy hatahotra?
Ary iza no tsy hankalaza ny
anaranao, Tompo ô?
Fa Hianao hiany no masina,
Ary ny firenena rehetra ho
avy hiankohoka eo anatre-
hanao;
Fa efa naharihary ny fitsa-
rana marina nataonao.

5 Ary rehefa afaka izany, dia
nahita aho fa, indro, novohana ny
tempoly, dia[1] ny tabernakelin' ny
vavolombelona tany an-danitra; 6
ary ny anjely fito izay nanana ny
loza fito dia nivoaka avy tao amy
ny tempoly, ary niravaka vato soa
madio sy mamirapiratra[2] izy sady
nisikina fisikinam-bolamena teo amy
ny tratrany. 7 Ary ny anankiray
tamy ny zava-manan-aina efatra
nanome ny anjely fito lovia vola-
mena fito, feno ny fahatezeran' An-
driamanitra, Izay velona mandra-
kizay mandrakizay. 8 Ary ny
tempoly dia feno setroka avy tamy
ny voninahitr' Andriamanitra sy
ny heriny, ka tsy nisy nahazo nidi-
tra tao amy ny tempoly mandra-
pahatanteraky ny loza fito nentin'
ny anjely fito.

XVI. Ary nahare feo mahery avy
tao amy ny tempoly aho
nanao tamy ny anjely fito hoe:
Mandehana, aidino amy ny tany ny
ao amy ny lovia fito, feno ny faha-
tezeran' Andriamanitra.

2 Ary ny voalohany nandeha, dia
nampidina ny tao an-doviany tamy
ny tany; dia nisy vay ratsy sady
mampahory tamy ny olona izay
nanana ny mariky ny bibi-dia sy
niankohoka teo anatrehan' ny
sariny.

3 Ary ny faharoa nampidina ny
tao an-doviany tamy ny ranomasina;
dia nody ra tahaka ny ran' ny olona
maty ny ranomasina; ary maty ny
zava-manan-aina rehetra tao aminy.

4 Ary ny fahatelo nampidina ny
tao an-doviany tamy ny ony sy ny
loharano; dia nody ra ireny. 5 Ary
nahare ny anjelin' ny rano aho
nanao hoe: Marina Hianao, Ilay
ankehitriny sy taloha, dia ny Iray
Masina, satria efa nitsara toy izany
Hianao; 6 fa ny ran' ny olona ma-
sina sy ny mpaminany no nalatsany,
ka dia ra kosa no nomenao hosotroi-
ny; ary tandrifiny ho azy izany. 7
Ary reko ny alitara nanao hoe:
Eny, Tompo ô, Andriamanitra Tsi-
toha, marina sy mahitsy ny fitsa-
ranao.

8 Ary ny fahefatra nampidina ny
tao an-doviany tamy ny masoandro;
dia nasaina nandoro ny olona tamy
ny afo izy. 9 Ary main' ny hafa-
nana be ny olona, dia niteny ratsy[3]
ny anaran' Andriamanitra, Izay
manam-pahefana amin' ireny loza
ireny, izy sady tsy nibebaka mba
hanome voninahitra Azy.

10 Ary ny fahadimy nampidina
ny tao an-doviany tamy ny seza
fiandrianan' ilay bibi-dia; dia tonga
maizina ny fanjakany, ary ny olona
nitsakotsako ny lelany noho ny fa-
naintainana, 11 dia niteny ratsy[3]
an' Andriamanitry ny lanitra izy
noho ny fanaintainany sy ny vainy
sady tsy nibebaka tamy ny asany.

[1] *Na:* tao amy. [2] *Na:* [niakanjo rongony fotsy sady madio no mangatsakatsaka].
[3] *Gr.* nanao blasphemia; *izahao Mat.* ix. 3.

12 Ary ny fahenina nampidina
ny tao an-doviany taminy Eofrata,
ony lehibe; dia ritra ny ranony ha-
namboarana ny làlan' ireny mpan-
jaka avy any amy ny fiposahan' ny
masoandro. 13 Ary nahita aho fa
indreo fanahy maloto telo tahaka
ny sahona avy tamy ny vavan' ilay
dragona sy tamy ny vavan' ilay
bibi-dia ary tamy ny vavan' ilay
mpaminany sandoka. 14 Fa fana-
hin' ny demonia ireo ka manao fa-
mantarana sady mankany amy ny
mpanjaka amin' izao tontolo izao,
mba hanangona azy ho amy ny
adin' ilay andro lehiben' Andriama-
nitra Tsitoha. 15 (Indro, avy toy ny
mpangalatra Aho. Sambatra izay
miambina[1] ka miaro ny fitafiany,
fandrao mandeha mitanjaka izy, ka
hita ny fahamenarany). 16 Ary
nangoniny ho any amy ny tany
atao amy ny tany Hebreo hoe Hara-
magedona ireny.
17 Ary ny fahafito dia nampi-
dina ny tao an-doviany tamy ny
rivotra; dia nisy feo mahery nivoa-
ka avy tao amy ny tempoly, teo
amy ny seza fiandrianana, nanao
hoe: Vita. 18 Dia nisy helatra sy
feo sy kotrokorana, ary nisy horo-
horontany mafy, izay tsy mbola
nisy toy izany hatrizay nisian' olona
tetỳ ambonin' ny tany, eny, tsy
mbola nisy horohorontany mafy sy
lehibe toy izany. 19 Ary ny tanàna
lehibe dia vaky ho telo toko, ary
rava ny tanànan' ny firenena maro;
ary Babylona lehibe dia notsarovana
teo anatrehan' Andriamanitra, mba
homena azy ny kapoaky ny divain'
ny firehetan' ny fahatezerany. 20
Ary ny nosy rehetra nandositra, ary
ny tendrombohitra tsy hita intsony.
21 Ary nisy havandra vaventy nila-
tsaka avy tany an-danitra ho amy
ny olona, tokony ho lanjan-talenta
iray avy; ary niteny ratsy[2] an'
Andriamanitra ny olona noho ny
loza avy tamy ny havandra; fa
lehibe loatra izany loza izany.

*Ny amin' ilay vehivavy janga (dia Babylona), izay nitaingina ny bibi-dia nivolon-jaky.*

XVII. ARY tonga ny anjely
anankiray tamin' izy
fito izay nanana ny lovia fito, dia
niteny tamiko nanao hoe: Avia atỳ;
dia hasehoko anao ny fitsarana ilay
vehivavy janga lehibe, izay mipe-
traka eny ambonin' ny rano maro,
2 dia ilay nijangajangan' ny mpan-
jakan' ny tany, sady natao leon' ny
divain' ny fijangajangany ny mpo-
nina tamy ny tany. 3 Dia nentiny
tamy ny Fanahy ho any an-efitra
aho ary nahita vehivavy nitaingina
bibi-dia mivolon-jaky, feno anarana
fitenenan-dratsy[3] sady nanan-doha
fito sy tandroka folo. 4 Ary rave-
hivavy dia nitafy lamba volompa-
rasy sy jaky ary niravaka volamena
sy vato soa ary perila sady nitana
kapoaka volamena teny an-tànany,
feno zava-betaveta, dia ny zava-
maloto momba ny fijangajangany;
5 ary nisy anarana voasoratra teo
amy ny handriny nanao hoe: ZAVA-
MIAFINA, BABYLONA LEHIBE, RENIN'
NY MPIJANGAJANGA SY NY ZAVA-
BETAVETA AMY NY TANY.
6 Ary hitako fa, indro, ravehi-
vavy dia leon' ny ran' ny olona
masina sy ny ran' ny martiorany
Jesosy; koa raha nahita azy aho,
dia gaga indrindra. 7 Ary hoy ilay
anjely tamiko: Nahoana no gaga
hianao? Izaho hilaza aminao ny
zava-miafina ny amin-dravehivavy
sy ny bibi-dia mitondra azy, izay
manan-doha fito sy tandroka folo.
8 Ny bibi-dia, ilay efa hitanao, dia
teo hiany ary tsy eo izao, nefa efa
hiakatra avy amy ny lavaka tsy
hita noanoa izy ka ho lasa ho amy
ny fandringanana; ary ny monina
ambonin' ny tany, dia izay tsy voa-

---

[1] *Gr.* miari-tory. [2] *Gr.* nanao blasphemia; *izahao Mat.* ix. 3.
[3] *Gr.* blasphemia; *izahao Mat.* ix. 3.

soratra eo amy ny bokin' ny fiainana
hatramy ny nanorenana izao ton-
tolo izao, dia ho gaga raha mijery
ilay bibi-dia, izay teo hiany ary tsy
eo izao, nefa mbola ho avy indray.
9 Indro ny hevitra izay misy
fahendrena: Ny loha fito dia ten-
drombohitra fito, izay ipetrahan-
dravehivavy. 10 Ary mpanjaka
fito ireo; efa lavo ny dimy, fa ny
iray mbola eo hiany, ary ny iray
koa mbola tsy tonga; ary rehefa
tonga izy, dia tsy maintsy mitoetra
kelikely. 11 Ary ny bibi-dia izay
teo hiany ary tsy eo izao, dia izy
no naman' ny fito mahavalo azy ka
lasa ho amy ny fandringanana.
12 Ary ny tandroka folo, izay
hitanao, dia mpanjaka folo izay tsy
mbola nahazo fanjakana; fa man-
dray fahefana ho toa mpanjaka iray
ora miaraka amy ny bibi-dia izy.
13 Ireo dia miray saina ka manome
ny heriny sy ny fahefany ho an'
ilay bibi-dia. 14 Ireo dia hiady
amy ny Zanak' ondry, ary ny Zanak'
ondry haharesy azy, satria Tompon'
ny tompo sy Mpanjakan' ny mpan-
jaka Izy, ary *haharesy azy koa* izay
momba Azy, dia olona voantso sy
voafidy ary mahatoky.
15 Ary hoy izy tamiko: Ny rano
efa hitanao, izay ipetrahan' ilay
vehivavy janga, dia olona sy vahoaka
betsaka sy firenena maro ary sami-
hafa fiteny. 16 Ary ny tandroka
folo sy ny bibi-dia izay efa hitanao,
dia ireo no hankahala ilay vehivavy
janga ka hahatsinontsinona azy sy
hampitanjaka azy sy hihinana ny
nofony ary handevona ny tenany
amy ny afo. 17 Fa Andriamanitra
efa nanome fo ireo hanatanteraka
ny heviny sy hifanara-tsaina ary
hanome ny fanjakany ho an' ilay
bibi-dia mandra-pahatanteraky ny
tenin' Andriamanitra. 18 Ary ra-
vehivavy, ilay hitanao, dia tanàna
lehibe, izay manjaka amy ny mpan-
jakan' ny tany.

*Ny amy ny nandravana any Baby-*
*lona, sy ny nisaonan' ny olona*
*azy.*

XVIII. REHEFA afaka izany, dia
hitako fa, indro, nisy
anjely iray koa nidina avy tany an-
danitra, nanana fahefana lehibe;
ary ny tany nohazavain' ny voni-
nahiny. 2 Ary niantso tamy ny
feo mahery izy ka nanao hoe: Rava!
rava Babylona lehibe! ka tonga
fonenan' ny demonia sy fieren'[1] ny
fanahy maloto rehetra ary akanin'[1]
ny vorona rehetra izay maloto sy
ankahalaina. 3 Fa tamy ny divain'
ny fahatezerana noho ny fijangajan-
gany no nahalavoan'[2] ny firenena
rehetra, ary ny mpanjakan' ny tany
nijangajanga taminy, ary ny mpan-
dranto amy ny tany tonga mpanan-
karena noho ny hafatratry ny nitia-
van' io ny zava-mahafinaritra ny
tena.
4 Ary nahare feo iray koa avy
tany an-danitra aho nanao hoe:
Mialà aminy hianareo, ry oloko,
mba tsy hiombonananareo ota aminy,
ary mba tsy hisy hahazo anareo ny
loza manjo azy. 5 Fa ny fahotany
efa nitehika tamy ny lanitra, ary
Andriamanitra efa nahatsiaro ny
ratsy nataony. 6 Mamalia azy
araka izay nataony, ka omeo azy
indroa heny toy ny nataony izy; ny
kapoaka izay nofenoiny,[3] dia fenoy[4]
indroa heny ho azy. 7 Toraka izay
niderany tena sy nivelomany tamy
ny zava-mahafinaritra ny tena, dia
omeo fanaintainana sy alahelo to-
raka izany koa izy, satria hoy izy
anakampo: Mipetraka ho mpanja-
kavavy aho, fa tsy mpitondratena,
ary tsy mba hahita alahelo mihitsy
aho; 8 koa noho izany dia ho tonga
indray andro monja izao loza hanjo
azy izao, dia fahafatesana sy fisao-
nana ary mosary, ary ho levon' ny
afo izy; fa mahery ny Tompo An-
driamanitra, Izay nitsara azy.

[1] *Gr.* trano-maizina. [2] *Na:* [nisotroan']. [3] *Gr.* noharoharoiny. [4] *Gr.* haroharoy.

9 Ary ny mpanjakan' ny tany,
izay nijangajanga taminy sy niara-
nanaram-po taminy tamy ny zava-
mahafinaritra ny tena, dia hiteha-
tratra sy hitomany azy, raha mahita
ny setroky ny fandoroana azy; 10
eny, hijanona eny lavitra eny izy
noho ny fahatahorana ny fanaintai-
nany ka hanao hoe: Indrisy! in-
drisy! Babylona, ilay tanàna lehibe!
ry ilay tanàna mafy! fa tamy ny
ora iray monja dia tonga ny fitsa-
rana anao.

11 Ary ny mpandranto amy ny
tany dia hitomany sy hisaona azy;
fa tsy hisy mpividy intsony ny en-
tany: 12 dia entana volamena sy
volafotsy sy vato soa sy perila sy
rongony fotsy madinika sy lamba
volomparasy sy landy sy jaky sy
hazo mani-pofona sy ny fanaka ivory
rehetra mbamy ny fanaka rehetra
amy ny hazo saro-bidy indrindra sy
varahina sy vy ary vato sanga 13 sy
havozomamy sy zavatra mani-po-
fona [1] sy ditin-kazo sy menaka ma-
nitra sy ditin-kazo mani-pofona [2] sy
divay sy diloilo sy lafarina tsara
toto sy vary tritika sy omby sy on-
dry sy soavaly sy kalesy ary tena
sy ain' olona. 14 Ary ny vokatra
soa [3] nirin' ny fanahinao dia efa
niala taminao, ary ny zava-tsoa re-
hetra sy ny zava-malaza rehetra dia
efa levona tsy ho anao, ary tsy ho
hita intsony mandrakizay ireo.

15 Ny mpandranto izany zavatra
izany, izay efa tonga mpanan-karena
taminy, dia hijanona eny lavitra eny
noho ny fahatahorana ny fanaintai-
nany ka hitomany sy hisaona 16
ary hanao hoe: Indrisy! indrisy!
ilay tanàna lehibe, izay nitafy ron-
gony fotsy madinika sy lamba vo-
lomparasy sy jaky ary niravaka
volamena sy vato soa ary perila!
17 Fa tamy ny ora iray monja no
nahafoana ny harena be toy izany.

Ary ny mpitondra sambo rehetra
sy izay rehetra mandeha eny ambo-
nin' ny ranomasina sy ny matilo ary
izay rehetra manao raharaha any
an-dranomasina dia nijanona teny
lavitra eny, 18 ary raha nahita ny
setroky ny fandoroana azy, dia nian-
tso nanao hoe: Aiza intsony re no
misy tahaka izany tanàna lehibe
izany? 19 Ary nanopy vovoka
hiraraka tamy ny lohany izy, dia
niantso sady nitomany sy nisaona
ka nanao hoe: Indrisy! indrisy!
ilay tanàna lehibe, izay nampanan-
karena izay rehetra manan-tsambo
eny amy ny ranomasina noho ny
zava-tsaro-bidy tao aminy; fa tamy
ny ora iray monja no nahafoana
izany.

20 Mifalia noho izay zavatra
nanjo azy hianao, ry lanitra, sy hia-
nareo olona masina, sy hianareo
Apostoly, ary hianareo mpaminany;
fa Andriamanitrá efa nitsara azy ka
namaly azy noho ny taminareo.

21 Ary nisy anjely mahery anan-
kiray nambeta vato tahaka ny vato
lehibe fikosoham-bary, dia nanipy
izany tany an-dranomasina ka na-
nao hoe: Hatsipy mafy toy izany
no ho fandrava any Babylona, ilay
tanàna lehibe, ka tsy ho hita intsony
izy. 22 Ary ny feon' ny mpitendry
lokanga sy ny mpitsoka mozika sy
ny mpitsoka sodina ary ny mpitsoka
trompetra dia tsy ho re eo aminao
intsony; ary ny mpiasa rehetra ma-
hay zavatra na inona na inona tsy
ho hita eo aminao intsony; ary ny
feon' ny vato fikosoham-bary tsy ho
re eo aminao intsony; 23 ary ny
fahazavan' ny jiro tsy mba haha-
zava eo aminao intsony; ary ny
feon' ny mpampakatra sy ny ampa-
karina tsy ho re eo aminao intsony;
fa lehiben' ny tany ny mpandranto-
nao; fa ny ody ratsinao no nentinao
namitaka ny firenena rehetra.

24 Ary teo anatiny no nahitana
ny ran' ny mpaminany sy ny olona
masina sy izay rehetra novonoina
teny ambonin' ny tany.

---

[1] *Gr.* amoma. [2] lebona; *izahao Eks.* xxx. 34. [3] *Na:* voan-kazo.

*Saotra ataon' ny any an-danitra noho ny nitsarana any Babylona.*

XIX. REHEFA afaka izany, dia
nahare hoatra ny feon'
ny vahoaka betsaka tany an-danitra
aho nanao hoe:

Haleloia!
Ny famonjena sy ny voninahitra ary ny hery
Dia an' Andriamanitsika;
2 Fa marina sy mahitsy ny fitsarana ataony;
Fa nitsara ilay vehivavy janga lehibe Izy—
Dia ilay nandoto ny tany tamy ny fijangajangany—
Ary namaly azy noho ny ran' ny mpanompony izay nalatsaky ny tànany.

3 Dia niteny fanindroany ireo hoe:
Haleloia! Ary ny setroky *ny ta-
nàna* dia miakatra mandrakizay
mandrakizay.
4 Ary ny loholona [1] efatra amby
roa-polo sy ny zava-manan-aina efa-
tra dia niankohoka nivavaka tamin'
Andriamanitra, Izay mipetraka eo
ambonin' ny seza fiandrianana, ka
nanao hoe: Amena; Haleloia!
5 Ary nisy feo koa nivoaka avy
teo amy ny seza fiandrianana ka na-
nao hoe: Miderà an' Andriamani-
tsika, hianareo mpanompony rehe-
tra, dia hianareo izay matahotra
Azy, na ny kely na ny lehibe.
6 Dia nahare feo tahaka ny any
ny vahoaka betsaka aho, sy tahaka
ny firohondrohon' ny rano be, ary
tahaka ny fikotroky ny kotrokorana
mafy, nanao hoe:

Haleloia!
Fa ny Tompo Andriamanitsika, dia ny Tsitoha, no Mpanjaka.
7 Aoka isika hifaly sy ho ravoravo
Ka hanome voninahitra Azy;
Fa tonga ny fampakarambadin' ny Zanak' ondry,
Ka efa niomana ny vadiny.

8 Ary nasaina nitafy rongony
fotsy madinika sady madio no man-
gatsakatsaka izy; fa izany rongony
fotsy madinika izany dia ny asa
marina ataon' ny olona masina.
9 Ary hoy koa izy tamiko: So-
raty: Sambatra izay nantsoina ho
amy ny fanasana fampakaram-badin'
ny Zanak' ondry. Fa hoy izy ta-
miko: Ireo dia teny marin' Andria-
manitra.
10 Dia niankohoka teo amy ny
tongony aho mba hivavaka aminy.
Ary hoy izy tamiko: Tandremo, aza
manao izao; fa mpanompo namanao
hiany aho sady naman' ireo rahala-
hinao izay mitana ny filazana any
Jesosy; Andriamanitra hiany no
ivavaho; fa ny filazana any Jesosy
no fanahin' ny faminaniana.

*Ny amin' Ilay nitaingina soavaly fotsy sy ny miaramilany, izay naharesy ny bibi-dia sy ny mpaminany sandoka.*

11 ARY nahita ny lanitra voaso-
katra aho, ka, indro, nisy
soavaly fotsy; ary Izay nitaingina
azy dia atao hoe Mahatoky sy Ma-
rina, ary amy ny fahamarinana no
itsarany sy iadiany. 12 Ary ny ma-
sony dia lelafo, ary tamy ny lohany
nisy diadema maro; ary Izy manana
anarana voasoratra, izay tsy misy ma-
halala akory afa-tsy ny tenany hia-
ny. 13 Ary miakanjo akanjo voafafy
ra [2] Izy; ary ny anarany atao hoe
Ny Tenin' Andriamanitra. 14 Ary
ny antokon' ny miaramila any an-
danitra dia nanaraka Azy, samy ni-
taingina soavaly fotsy sy niakanjo
rongony madinika sady fotsy no
madio. 15 Ary misy sabatra ma-
ranitra mivoaka avy amy ny vavany
mba hamelezany ny firenena; ary
Izy hanapaka [3] azy amy ny tehim-
by; ary Izy no manitsaka ny famia-
zana ny divain' ny firehetan' ny
fahatezeran' Andriamanitra Tsitoha.
16 Ary manana anarana voasoratra

[1] *Gr.* presbytera. [2] *Na:* [voatsoboka tamy ny ra]. [3] *Gr.* hiandry.

amy ny lambany sy ny feny Izy nanao hoe: MPANJAKAN' NY MPANJAKA SY TOMPON' NY TOMPO.

17 Ary hitako fa, indro, nisy anjely anankiray koa, nitsangana teo amy ny masoandro, ary niantso tamy ny feo mahery izy ka nanao tamy ny voro-manidina rehetra teo afovoan' ny habakabaka hoe: Avia, ka miangòna ho amy ny fanasana lehiben' Andriamanitra, 18 mba hihinananareo ny nofon' ny mpanjaka sy ny nofon' ny mpifehy arivo sy ny nofon' ny mahery sy ny nofon' ny soavaly mbamin' izay mitaingina azy ary ny nofon' ny olona rehetra, na andevo na tsy andevo, na kely na lehibe.

19 Ary hitako ilay bibi-dia sy ny mpanjakan' ny tany mbamy ny miaramilany tafangona mba hiady amin' Ilay mitaingina ny soavaly sy amy ny miaramilany. 20 Ary nosamborina ilay bibi-dia mbamy ny mpaminany sandoka, dia ilay nanao ny famantarana teo anatrehany, izay nentiny namitaka ny efa nandray ny mariky ny bibi-dia sady miankohoka eo anoloan' ny sariny; ary dia natsipy velona ho any amy ny farihy afo mirehitra solifara izy roroa. 21 Ary ny olona sisa dia matin' ny sabatra mivoaka avy amy ny vavan' Ilay mitaingina ny soavaly; ary ny vorona rehetra dia voky ny nofony.

*Ny amy ny namatorana any Satana, sy ny amy ny fitsanganana voalohany, ary ny arivo taona.*

XX. ARY hitako fa, indro, nisy anjely nidina avy tany an-danitra, nanana ny fanalahidin' ny lavaka tsy hita noanoa sy gadra lehibe eny an-tànany; 2 dia nisambotra ilay dragona izy (dia ilay menarana ela, ny devoly sy Satana izany) ka namatotra azy arivo taona, 3 dia nanipy azy ho amy ny lavaka tsy hita noanoa ka nanidy izany, dia nanisy tombo-kase teo amboniny, mba tsy hamitahany ny firenena maro intsony mandra-pahatapitry ny arivo taona; ary rehefa afaka izany, dia tsy maintsy hovahana kelikely aloha izy.

4 Ary nahita seza fiandrianana maro aho, ary nisy nipetraka teo amboniny, ary nomena fahefana hitsara izy; ary hitako koa ny fanahin' izay notapahin-doha noho ny filazana any Jesosy sy ny tenin' Andriamanitra sy izay rehetra tsy niankohoka teo anoloan' ny bibi-dia na teo anoloan' ny sariny ary tsy nandray ny marika ho eo amy ny handriny na ho eo amy ny tànany; ary velona izy ka niara-nanjaka taminy Kristy arivo taona. 5 Fa ny sisa amy ny maty dia tsy mbola velona mandra-pahatapitry ny arivo taona. Izany no fitsanganana voalohany.

6 Sambatra sy masina izay manana anjara amy ny fitsanganana voalohany; ireo tsy mba ananan' ny fahafatesana faharoa fahefana, fa ho mpisoron' Andriamanitra sy Kristy ireo ka hiara-manjaka aminy arivo taona.

7 Ary rehefa tapitra ny arivo taona, dia hovahana Satana ho afaka ao amy ny trano-maizina nitoerany 8 ka hivoaka hamitaka ny firenena eny amy ny vazan-tany efatra, dia Goga sy Magoga, mba hanangona azy ho any amy ny ady; tahaka ny fasiky ny ranomasina ny isany. 9 Ary niakatra namaky ny tany izy, dia nanodidina ny tobin' ny olona masina sy ny tanàna malala; ary nisy afo [1] nidina avy tany an-danitra ka nandany azy. 10 Ary ny devoly izay namitaka azy dia natsipy tany amy ny farihy afo sy solifara, izay *misy* ilay bibi-dia sy ilay mpaminany sandoka koa, ary hampijalina andro aman-alina mandrakizay mandrakizay ireo.

11 Ary hitako fa, indro, nisy

---

[1] *Na:* [afo avy amin' Andriamanitra].

seza fiandrianana fotsy lehibe sy
Ilay mipetraka eo amboniny; ny
tany sy ny lanitra nandositra ny
tavany, ka tsy nisy hitoerany in-
tsony. 12 Ary nahita ny maty
aho, na ny lehibe na ny kely, ni-
tsangana teo anoloan' ny seza fian-
drianana; ary novelarina ny boky;
ary nisy boky iray koa novelarina,
dia *ny bokin'* ny fiainana izany;
ary ny maty dia notsaraina araka
izay zavatra voasoratra teo anatin'
ny boky, araka ny asany. 13 Ary
ny ranomasina dia namoaka ny maty
tao anatiny; ary ny fahafatesana
sy ny fiainan-tsi-hita[1] namoaka ny
maty tao aminy; dia samy notsa-
raina araka ny asany izy. 14 Ary
ny fahafatesana sy ny fiainan-tsi-
hita[1] dia natsipy tany amy ny
farihy afo. Izany no fahafatesana
faharoa, dia ny farihy afo. 15 Ary
raha nisy tsy hita voasoratra teo
anatin' ny bokin' ny fiainana, dia
natsipy tany amy ny farihy afo izy.

*Ny aminy Jerosalema vaovao.*

XXI. ARY nahita lanitra vaovao
sy tany vaovao aho; fa
efa lasa ny lanitra voalohany sy ny
tany voalohany, ary ny ranomasina
dia tsy misy intsony.

2 Ary nahita aho fa, indro, ny
tanàna masina, dia Jerosalema vao-
vao, nidina avy any an-danitra ta-
min' Andriamanitra, voaomana ta-
haka ny ampakarina efa mihaingo
hihaona amy ny vadiny.

3 Ary nahare feo mahery avy
teo amy ny seza fiandrianana aho
nanao hoe: Indro, ny tabernakelin'
Andriamanitra dia eo amy ny olona,
ary Izy hitoetra[2] eo aminy, ary ireo
ho olony, ary Andriamanitra no hitoe-
tra eo aminy, dia ho Andriamaniny.
4 Ary hofafany ny ranomaso rehe-
tra amy ny masony; ary tsy hisy
fahafatesana intsony, sady tsy hisy
alahelo, na fitarainana, na fanain-
tainana; fa efa lasa ny zavatra
taloha.

5 Ary hoy Ilay mipetraka eo am-
bonin' ny seza fiandrianana: Indro,
havaoziko ny zavatra rehetra. Ary
hoy koa Izy: Soraty; fa mahatoky
sy marina ireo teny ireo.

6 Ary hoy koa Izy tamiko: Tan-
teraka ireo. Izaho no Alfa sy
Omega, ny fiandohana sy ny fiafa-
rana. Izaho hanome maimaimpoana
amy ny loharanon' ny ranon' aina
ho an' izay mangetaheta. 7 Izay
maharesy no handova izany zavatra
izany; ary ho Andriamaniny Aho,
ary izy ho zanako. 8 Fa ny osa sy
ny tsy mino sy ny vetaveta sy ny
mpamono olona sy ny mpijangajanga
sy ny mpanao ody ratsy sy ny mpa-
nompo sampy ary ny mpandainga
rehetra dia hanana ny anjarany ao
anatin' ny farihy mirehitra afo sy
solifara; izany no fahafatesana
faharoa.

9 Ary tonga ny anankiray tamy
ny anjely fito izay nanana ny lovia
fito, dia ireo nitondra[3] ny loza fito
farany ka nanao tamiko hoe: Avia
etỳ, dia hasehoko anao ny ampa-
karina, vadin' ny Zanak' ondry. 10
Ary nitondra ahy tamy ny Fanahy
ho any an-tendrombohitra sady le-
hibe no avo izy ka naneho ahy ny
tanàna masina, dia Jerosalema, mi-
dina avy tamin' Andriamanitra any
an-danitra, 11 sady manana ny vo-
ninahitr' Andriamanitra izy; ny
famirapirany dia tahaka ny vato
soa indrindra, dia tahaka ny vato
jaspy, manganohano toy ny vato
krystaly; 12 ary manana mànda
lehibe sady avo sy vavahady roa
amby ny folo izy, ary eo amy ny
vavahady dia misy anjely roa amby
ny folo, ary misy anarana voasora-
tra eo, dia ny any ny firenena roa
amby ny folo amy ny Zanak' Isi-
raely; 13 eo atsinanana vavahady
telo; eo avaratra vavahady telo; eo
atsimo vavahady telo; eo andrefana

[1] *Gr.* Hadesy. [2] *Gr.* hitoetra an-day. [3] *Gr.* feno.

vavahady telo. 14 Ary ny màndan'
ny tanàna dia misy fanorenana roa
amby ny folo, ary misy anarana roa
amby ny folo koa eo, dia ny any ny
Apostoly roa amby ny folon' ny
Zanak' ondry.

15 Ary ilay niteny tamiko dia
nanana fandrefesana volotara vola-
mena handrefesany ny tanà sany
ny vavahadiny ary ny màndany. 16
Ary ny tanàna dia efa-joro, ka mi-
tovy ny lavany sy ny sakany; ary
nandrefy ny tanàna tamy ny volo-
tara izy, ka roa arivo sy iray alina
stadio. Mitovy ny lavany sy ny
sakany ary ny hahavony. 17 Ary
nandrefy ny màndany izy, ka efatra
amby efa-polo amby zato hakiho,
araka ny refin' ny olona, dia ny any
ny anjely.

18 Ary ny màndany dia vato
jaspy; ary ny tanàna dia tena vola-
mena, toy ny fitaratra madio. 19
Ary ny fanorenan' ny màndan' ny
tanàna dia voaravaka vato soa sami-
hafa rehetra. Ny fanorenana voa-
lohany jaspy, ny faharoa safira, ny
fahatelo kalkedona, ny fahefatra
emeralda, 20 ny fahadimy sardonyk-
sa, ny fahenina karneola, ny faha-
fito krysolita, ny fahavalo beryla,
ny fahasivy topaza, ny fahafolo kry-
sopraso, ny fahiraika amby ny folo
hyakinta, ny faharoa amby ny folo
ametysta. 21 Ary ny vavahady
roa amby ny folo dia perila roa amby
ny folo; perila iray avy ny isam-
bavahady; ary ny làlambe teo an-
tanàna dia tena volamena, toy ny
fitaratra manganohano.

22 Ary tsy nahita tempoly teo
aho; fa ny Tompo Andriamanitra,
dia ny Tsitoha, sy ny Zanak' ondry
no tempoliny. 23 Ary ny tanàna
tsy mba mila ny masoandro na ny
volana hamirapiratra aminy; fa ny
voninahitr' Andriamanitra no nana-
zava azy, ary ny Zanak' ondry no
fanazavana azy.[1]

24 Ary ny firenena maro no
handeha amy ny fahazavany; ary
ny mpanjakan' ny tany dia mitondra
ny voninahiny ho ao anatiny. 25
Ary ny vavahadiny tsy harindrina
akory amy ny andro (fa tsy mba
hisy alina ao). 26 Ary ny vonina-
hitra sy ny hajan' ny firenena maro
dia ho entina ao anatiny. 27 Ary
tsy mba hiditra ao mihitsy izay tsy
masina, na izay manao vetaveta, na
izay mandainga, fa izay voasoratra
ao anatin' ny bokin' ny fiainana
izay any ny Zanak' ondry hiany.

XXII. Ary izy naneho ahy onin'
ny ranon' aina, mangano-
hano tahaka ny vato krystaly, ni-
voaka avy teo amy ny seza fiandria-
nan' Andriamanitra sy ny Zanak'
ondry 2 teo afovoan' ny làlambeny.
Ary teny an-daniny roa amy ny ony
nisy hazon' aina mamoa voa roa
amby ny folo samihafa sady mamoa
isam-bolana; ary ny ravin' ny hazo
dia ho fanasitranana ny firenena
maro.

3 Ary tsy hisy ozona intsony;
ary ny seza fiandrianan' Andria-
manitra sy ny Zanak' ondry ho eo
aminy; ary ny mpanompony dia
hanompo Azy 4 ka hahita ny ta-
vany, ary ny anarany dia ho eo amy
ny handriny. 5 Ary tsy hisy alina
intsony; ary tsy mba mila faha-
zavan' ny jiro na fahazavan' ny
masoandro izy; fa ny Tompo An-
driamanitra no hanazava azy; ary
hanjaka mandrakizay mandrakizay
izy.

*Teny farany.*

6 ARY hoy izy tamiko: Maha-
toky sady marina ireo teny
ireo; ary ny Tompo, Andriamani-
try ny fanahin' ny mpaminany, na-
niraka ny anjeliny haneho amy ny
mpanompony izay zavatra tsy main-
tsy ho tonga faingana. 7 Ary, in-
dro, avy faingana Aho; sambatra
izay mitandrina ny tenin' ny fami-
naniana amin' ity boky ity.

[1] *Gr.* jirony.

8 Ary izaho Jaona no nahare sy
nahita ireo zavatra ireo. Ary re-
hefa nahare sy nahita aho, dia nian-
kohoka hivavaka teo anoloan' ny
tongotr' ilay anjely naneho ahy ireo
zavatra ireo. 9 Dia hoy izy tami-
ko: Tandremo, aza manao izao; fa
mpanompo namanao hiany aho sady
naman' ny mpaminany rahalahinao
sy izay mitandrina ny teny amin'
ity boky ity; Andriamanitra hiany
no ivavaho.

10 Ary hoy izy tamiko: Aza
asiana tombo-kase ny tenin' ny fa-
minaniana amin' ity boky ity, fa
antomotra ny andro. 11 Izay ma-
nao ny tsy marina, aoka mbola
hanao ny tsy marina hiany izy; ary
izay maloto, aoka mbola hihaloto
hiany izy; ary izay marina kosa,
aoka mbola hanao ny marina hiany
izy; ary izay masina, aoka mbola
hihamasina hiany izy.

12 Indro, avy faingana Aho; ary
eto amiko ny famaliako, mba hama-
liako ny olona rehetra araka ny
asany. 13 Izaho no Alfa sy Omega,
ny Voalohany sy ny Farany, ny
fiandohana sy ny fiafarana.

14 Sambatra izay manasa ny
akanjony, mba hananany fahefana
amy ny hazon' aina sy hidirany
amy ny vavahady ho ao an-tanàna.
15 Fa any ivelany ny alika sy ny
mpanao ody ratsy sy ny mpijanga-
janga sy ny mpamono olona sy ny
mpanompo sampy ary izay rehetra
tia lainga sady mandainga.

16 Izaho Jesosy naniraka ny an-
jeliko hanambara aminareo ireo za-
vatra ireo ho any ny fiangonana.
Izaho no Solofo sy taranaky Davida,
ny Kintana mamirapiratra fitarika
andro.

17 Ny Fanahy sy ny ampakarina
manao hoe: Avia; ary aoka izay
mahare hanao hoe: Avia. Ary
aoka ho avy izay mangetaheta; ary
izay mety, aoka izy hisotro mai-
maimpoana amy ny ranon' aina.

18 Izaho dia manambara amin'
izay rehetra mandre ny tenin' ny
faminaniana amin' ity boky ity:
Raha misy manampy ireo, Andria-
manitra hanampy ireo loza voaso-
ratra eto anatin' ity boky ity ho
azy; 19 ary raha misy manaisotra
amy ny teny amy ny bokin' ity
faminaniana ity, dia hesorin' An-
driamanitra ny anjarany amy ny
hazon' aina sy amy ny tanàna ma-
sina, dia izay zavatra voasoratra eto
anatin' ity boky ity.

20 Hoy Izay manambara ireo
zavatra ireo: Eny, avy faingana
Aho. Amena. Avia, Jesosy Tompo!

21 Ho amy ny olona masina anie
ny fahasoavany Jesosy[1] Tompo.
Amena.

[1] *Na:* [Jesosy Kristy].

